# MOSE ƑE AGBALẼ GBATƆ.

Xexemewɔwɔ.

1\. Le gɔmedzedzea me Mawu wɔ
dziƒo kple anyigba.[a] 2 Ke anyi-
gba le nyama, nɔnɔme meli nɛ o,
ele ƒuƒlu, eye viviti do ɖe tsi gba-
na la ŋku me, eye Mawu ƒe Gbɔ-
gbɔ le agba sam le tsia dzi.
3 [d]Eye Mawu gblɔ be: Kekeli
nedo! Eye kekeli do. 4 Eye Mawu
kpɔ kekelia bena enyo. Eye Mawu
mã kekeli la kple viviti la dome.
5 Mawu yɔ kekeli la be ŋkeke;
ke viviti la eyɔe be zã. Ale zã
do, eye ŋu ke, eya nye ŋkeke
gbãtɔ.
6 Eye Mawu gblɔ be: Alili nenɔ
tsia titina, be wòanye dometsonu
anɔ tsi kple tsi dome! 7 Eye
Mawu wɔ alili la, eye wòmã tsi,
si le alilia te, kple tsi, si le alilia
ta me la dome. Eye wòva me
nenema.[e] 8 Eye Mawu yɔ alilia
be dziƒo. Ale zã do, eye ŋu ke,
eya nye ŋkeke evelia.
9 Eye Mawu gblɔ be: Tsi, si le
dziƒoa te la, neƒo ƒu ɖe teƒe ɖeka,
bena ƒuƒuiƒe nadze! Eye wòva
me nenema.[f] 10 Mawu yɔ ƒuƒuiƒe
la be anyigba, ke tsi ƒoƒua la eyɔe
be atsiaƒu. Eye Mawu kpɔ bena
enyo. 11 Eye Mawu gblɔ be: Anyi-
gba nemie gbe fẽwo, nu miemie,
siwo tsea ku, kple ati tseku, siwo
tsena wo tɔ wo tɔwoe, esiwo me
ku le, le anyigba la dzi. Eye
wòva me nenema. 12 Anyigba
mie gbe fẽwo, nu miemie, siwo
tsea ku wo tɔ wo tɔwoe, kple ati,
siwo tsena, siwo me ku le, wo tɔ
wo tɔwoe. Eye Mawu kpɔ bena
enyo. 13 Ale zã do, eye ŋu ke,
eya nye ŋkeke etɔ̃lia.
14 Eye Mawu gblɔ be: Nu ke-
klẽwo nado ɖe dziƒolilia ŋu, bena
woade vovo ŋkeke kple zã dome,
eye woanɔ anyi anye dzesiwo,
afia azãgbewo, ŋkekewo kple ƒe-
wo,[h] 15 eye woanye nu keklẽwo
anɔ dziƒolilia ŋu, bene woaklẽ ɖe
anyigba dzi! Eye wòva me ne-
nem. 16 Tete Mawu wɔ nu keklẽ
gã eveawo. Ewɔ gãtɔ, bena wòa-
ɖu ŋkeke dzi, kple suetɔ, bena
wòaɖu zã dzi, bekpe ɖe ɣletiviwo
ŋu.[b] 17 Eye Mawu tsɔ wo ɖo
dziƒolilia ŋu, bena woaklẽ ɖe anyi-
gba dzi, 18 woaɖu ŋkeke kple
zã dzi, eye woamã kekeli kple
viviti dome. Eye Mawu kpɔ bena
enyo. 19 Ale zã do, eye ŋu ke,
eya nye ŋkeke enelia.
20 Tete Mawu gblɔ bena: Nu
gbagbewo neƒu tsi le tsia me,
eye xe dzodzoewo nedzo le ya
me le dziƒolilia ƒe ŋku me. 21 Eye
Mawu wɔ ƒumelã klitsuwo kple
nu gbagbe, siwo katã tana, eye
woʋãna le tsia me, bamebame,
kple xe, siwo katã dzona. Eye
Mawu kpɔ bena enyo. 22 Eye
Mawu yra wo gblɔ bena: Midzi,
ne miasɔ gbɔ, eye miayɔ atsiaƒu-
tsia me, eye xe dzodzoeawo nasɔ
gbɔ le anyigba dzi! 23 Ale zã
do, eye ŋu ke, eya nye ŋkeke
atɔ̃lia.
24 Eye Mawu gblɔ bena: Nu
gbagbewo nedo tso anyigba me
hamehame, aƒemelãwo kple nu
tatawo kple gbemelãwo bame-
bame! 25 Ale Mawu wɔ gbeme-
lãwo hamehame, aƒemelãwo ba-
mehame kple lã, siwo katã tana
le anyigba dzi bamebame. Eye
Mawu kpɔ bena enyo.

Mawu wɔ ame le eya ŋutɔ ƒe nɔnɔme nu.

26 Eye Mawu gblɔ be: Mine mía-
wɔ ame ɖe míaƒe nɔnɔme, wòaɖi
mí, eye wòaɖu ƒumelãwo, dziƒoxe
dzodzoewo, aƒemelãwo kple gbe-
melãwo katã kpakple lã, siwo katã
tana le anyigba dzi la dzi![g] 27 Eye
Mawu wɔ ame ɖe ye ŋutɔ ƒe nɔ-
nɔme, Mawu ƒe nɔnɔme nue wò-
wɔe ɖo; ŋutsu kple nyɔnu wòwɔ.[i]

a Dɔ. 17, 24; Nyad. 4. 11; Heb. 11, 3; Yoh. 1, 1—3.
b Ps. 136, 7—9.
d Ps. 33, 9; Kor. II. 4, 6.
e Ps. 19, 2.
f Pet. II. 3, 5; Hi. 38, 8—11.
g Ps. 8, 6—9.
h Ps. 74, 16.
i Ef. 4, 24; ta 2. 7. 22; Mat. 19, 4.

28 Eye Mawu yra wo, eye Mawu
gblɔ na wo bena: Midzi, ne miasɔ
gbɔ, eye miayɔ anyigba la dzi,
eye mianye agbo ɖe edzi, miaɖu
ƒumelãwo kple dziƒoxe dzodzoewo
kple lã, siwo katã zɔna le anyi-
gba dzi la dzi![a] 29 Eye Mawu
gblɔ be: Kpɔ ɖa, metsɔ nu mie-
mie tseku, siwo katã le anyigba
blibo la dzi, kple ati, siwo katã
tsena, siwo me ku le la, na mi,
bena woanye nuɖuɖu na mi; 30
ke gbewo kple amagbewo katã
nanye nuɖuɖu na anyigba dzi lãwo
katã kple dziƒoxe dzodzoewo katã
kple nusiwo katã tana, siwo me
agbe le, le anyigba dzi. Eye wòva
me nenema. 31 Eye Mawu kpɔ
nusiwo katã wòwɔ la, eye kpɔ
ɖa, wonyo ŋutɔ. Ale zã do, eye
ŋu ke, eya nye ŋkeke adelia.

Sabat.

2. Ale wowu dziƒo kple anyigba
kple wo me nu gbogboawo
katã nu enye si. 2 Eye Mawu wu
eƒe dɔ, si wòwɔ la nu le ŋkeke
adreagbe, eye wòdzudzɔ le ŋkeke
adreagbe tso eƒe dɔ, siwo katã
wòwɔ la me.[e] 3 Eye Mawu yra
ŋkeke adrelia, eye wòkɔ eŋuti,
elabena eya dzi wòdzudzɔ eɖo-
kui le tso eƒe dɔwɔwɔ, siwo katã
Mawu wɔ, eye wòna wodo la me.[f]

Amegbetɔ le Paradiso.

4 Esia nye dziƒo kple anyigba
ƒe dzɔdzɔmenyawo le wo wɔwɔ
me le ɣeyiɣi, si me Yehowa Mawu
wɔ anyigba kple dziƒo. 5 Ke gbe-
metia ɖeke mele anyigba dzi haɖe
o, eye nu miemiea ɖeke medo ɖe
gbe me haɖe o; elabena Yehowa
Mawu mena tsi dza ɖe anyigba
dzi haɖe o, eye ame meli ade
anyigba la o. 6 Eye afu do tso
anyigba dzi, eye wònyɔ ɖe anyi-
gba la katã ƒe ŋku me. 7 Azɔ
Yehowa Mawu tsɔ anyi mè ame,
eye wògbɔ agbegbɔgbɔ ɖe eƒe
ŋɔti me;[h] ale ame la zu luʋɔ
gbagbe. 8 Tete Yehowa Mawu
tso abɔ ɖe Eden le ɣedzeƒe, eye
wòtsɔ ame, si wòmè la, ɖo afima.
9 Eye Yehowa Mawu na ati vo-
vovo, siwo nya kpɔna, siwo ƒe
tsetse nyo na ɖuɖu la, mie tso
anyigba me; eye[k] agbeti la kpa-
kple sidzedze nyui kple vɔ̃ ƒe

[a] Dɔ. 17, 28.
[b] Ro. 5, 12; Kor. I. 15, 21.
[d] Lod. 31, 10 v. 31.
[e] Yoh. 5, 17; Heb. 4, 4. 10.
[f] Mo. II. 20, 8—11.
[g] Kor. I. 11, 7-9. 12; Tim. I. 2, 13.
[h] Kor. I. 15, 45.
[i] Mat. 19, 5. 6; Ef. 5. 28—31.
[k] 3, 22. 24; Nyaɖ. 2, 7: 22, 2.

ati la le abɔ la titina. 10 Eye
tɔsisia ɖe do tso Eden, be wòaɖe
tsi abɔ la; eye tso afima wòdze
ɖe alɔ ene me. 11 Gbãtɔ ŋkɔ nye
Pison; eƒo xlã Xawila-nyigba blibo
la katã; afima sika le; 12 eye anyi-
gba sia ƒe sika nyo ŋutɔ; afima
bedolax- kple soham-kpe hã le.
13 Tɔsisi evelia ŋkɔ nye Gixon;
eƒo xlã Kus-nyigba blibo la katã.
14 Tɔsisi etɔ̃lia ŋkɔ nye Xidekel;
esi to Asur ƒe ɣedzeƒe gome. Eye
tɔsisi enelia nye Frat. 15 Eye
Yehowa Mawu tsɔ ame la ɖo
Eden-bɔ me, be wòaŋlɔ eme, eye
wòakpɔ edzi.

Mawu ƒe sedede.

16 Eye Yehowa Mawu de se na
ame gblɔ bena: Ɖu abɔmetiawo
katã ƒe tsetse faa; 17 ke ati, si na
wodzea si nyui kple vɔ̃ la, me-
gaɖu eya ƒe tsetsea ɖeke o; gbe-
sigbe naɖu eƒe ɖe,[b] ku ke naku.
18 Eye Yehowa Mawu gblɔ bena:
Menyo bena ame la natsi akogo
o; mawɔ kpeɖeŋutɔ, si asɔ ɖe
eŋu la nɛ.[d] 19 Tete Yehowa Mawu
tsɔ anyi mè gbemelãwo katã kple
dziƒoxe dzodzoewo katã, eye wò-
kplɔ wo va amea gbɔe, be yea-
kpɔ alesi wòayɔ woe; eye alesi
ame la yɔ nu gbagbeawoe la, ne-
nema anye woƒe ŋkɔ. 20 Eye ame
la tsɔ ŋkɔ na aƒemelãwo katã
kple dziƒoxe dzodzoewo kpakple
gbemelãwo katã; ke amea ya me-
kpɔ kpeɖeŋutɔ, si asɔ nɛ o.

Nyɔnuwɔwɔ.

21 Eye Yehowa Mawu na ame dɔ
alɔ̃ yi me ʋĩ, eye wòɖe eƒe agba-
ƒutiwo dometɔ ɖeka, eye wòtsɔ lã
ɖo eteƒe. 22 Tete Yehowa Mawu tsɔ
agbaƒuti, si wòɖe le amea me la,
wɔ nyɔnui, eye wòkplɔe va ame
la gbɔe.[g] 23 Eye ame la gblɔ be:
Azɔ ko! Esia enye ƒu tso nye ƒu
me kple lã tso nye lã me; woayɔ
ame sia bena nyɔnu, elabena ŋu-
tsu mee woɖee tsoe. 24 Eyaŋuti
ŋutsu agblẽ fofoa kple dadaa ɖi
ahaku ɖe srɔ̃a ŋuti, eye woanye
ŋutilã ɖeka.[i] 25 Eye wo kpakple
eve la wole ƒeƒle, ame la kple
srɔ̃a, eye ŋu mekpea wo o.

Nuvɔ̃ me dzedze.

3. Ke da dze aye wu gbemelã,
siwo katã Yehowa Mawu wɔ

la, eye wògblɔ na nyɔnu la bena:
Vavãe Mawu gblɔ bena, migaɖu
abɔmetiawo katã ƒe tsetsea ɖeke o
mahã?[a] 2 Nyɔnua ɖo ŋu na da la
be: Míeɖua abɔmetiawo ƒe tsetse
faa;[b] 3 ke Mawu gblɔ le ati, si le
abɔa titina la ƒe tsetse ŋuti bena:
Migaɖu eƒe ɖeke o, eye migaka
asi eŋu hã o, be miagaku o![d] 4 Eye
da la gblɔ na nyɔnua bena: Miele
kuku ge akpɔ o;[g] 5 ke boŋ Mawu
nyae bena, gbesigbe ke miaɖu eƒe
ɖe la, miaƒe ŋkuwo laʋu, eye mia-
nɔ abe Mawu ene, anya nyui
kple vɔ̃. 6 Esi nyɔnu la[h] kpɔ
bena, ati la nyo na ɖuɖu, ebiã ŋu
na ame, eye wòdzroa ame, eye
wònana wodzea nunya la, [i]egbe
eƒe tsetsea ɖe heɖu, eye wòna
srɔ̃a, si le egbɔ hã wòɖu. 7 Tete
wo kpakple eve ƒe ŋkuwo ʋu, eye
wodze sii bena,[l] yewole amama,
eye wotɔ amagbawo hesa ɖe ali.
8 Eye esi wose Yehowa Mawu
ŋkɔ le anyinufaɣi le abɔa me la,
amea kple srɔ̃a [n]woɣla wo ɖokui
ɖe Yehowa Mawu ɖe abɔmetia ɖe
te. 9 Tete Yehowa Mawu yɔ amea
gblɔ nɛ bena: Afika nèle? 10 Eɖo
ŋu nɛ bena: Mese ŋkɔwò le abɔa
me, eye mevɔ̃; elabena mele ama-
ma, eye meɣla ɖokuinye. 11 Egblɔ
be: Ameka toe na wò be, ama-
mae nèle? Alo ɖe nèɖu ati, si
ŋuti mede se na wò be, megaɖu
eƒe ɖeke o la ƒe ɖe mahã? 12 Ame
la ɖo ŋu bena: Nyɔnu, si nètsɔ
nam la, eyae na atia ɖem meɖu.
13 Eye Yehowa Mawu gblɔ na
nyɔnua bena: Nukaŋuti nèwɔ
alea? Nyɔnu la ɖo ŋu nɛ be: Da
lae blem, eye meɖui.[p]

Fiƒode kple ŋugbedodo gbãtɔ.

14 Eye Yehowa Mawu gblɔ na
da la bena: Esi nèwɔ alea la,
eyata woaƒo fi ade wò le aƒe-
melãwo kple gbemelãwo katã do-
me: Wò ƒodo dzi nazɔ, eye ʋu-
ʋudedie naɖu le wò agbe me
ŋkekewo katã me![s] 15 Made adikã
mia kple nyɔnu la dome, wò dzi-
dzime kple nyɔnu la ƒe[t] dzidzi-
me dome,[u] eya la agbã ta na wò,
eye[v] wò la àɖu afɔkpodzi nɛ.
16 Eye wògblɔ na nyɔnua bena:
Mana nakpe fu geɖe le fufɔfɔ me,
àlé ku hafi àdzi vi, ke wò tame
anɔ srɔ̃wò ŋu, eye eya anye[a] gã
ɖe dziwò. 17 Eye wògblɔ na Adam
bena: Esi nèse srɔ̃wò ƒe gbe, eye
nèɖu ati, si ŋuti mede se na wò
be, megaɖu eƒe ɖekeɖeke o la ƒe
ɖe la, eyata woaƒo fi ade anyigba
le tawò, àkpe fu hafi àkpɔ nu àɖu
tso me le wò agbe me ŋkekewo
katã me. 18 Ɖu kple aŋɔka amie
na wò, eye naɖu anyigba dzi ama-
gbewo! 19 [e]Fifia ate wò, hafi na-
kpɔ abolo aɖu, [f]vaseɖe esime na-
gatrɔ azu anyi, elabena eya mee
woɖe wò tsoe. Anyi nènye, eye
anyi ke nagatrɔ azu!
20 Eye ame la tsɔ ŋkɔ na srɔ̃a
bena Xawa, elabena eya ava nye
ame gbagbewo katã dada. 21 Eye
Yehowa Mawu tsɔ lãgbalẽwu ɖo
na Adam kple srɔ̃a. 22 Eye Ye-
howa Mawu gblɔ be: Kpɔ ɖa, ame
zu [k]sigbe mía dometɔ ɖeka ene,
eye wònya nyui kple vɔ̃. Ke be
wòagado asi ɖa agbe agbetia hã
ƒe ɖe aɖu, eye wòanɔ agbe ɖoɖoɖo
o la, 23 Yehowa Mawu ɖe ame
ɖa tso Eden-bɔ la me, bene wòaŋlɔ
anyigba, si me woɖee tsoe. 24 Tete
wònyã ame la, eye wòna [o]Keru-
biwo tsɔ yi, si trɔa eɖokui, eye
wòklẽna abe dzo ƒe aɖe ene la,
ɖanɔ Eden-bɔ la ƒe ɣedzeƒe gome,
bena woadzɔ agbeti la mɔ nu.

Adam viŋutsuwo.

**4.** Eye Adam ɖɔ kple srɔ̃a Xawa,
eye wòfɔ fu dzi Kain, eye
wògblɔ bena: Yehowa ɖi nam be,
medzi ŋutsu. 2 Emegbe la edzi
enɔvia Habel, eye Habel va zu
lãnyila, ke Kain ya zu agbledela.
3 Esia megbe la eteƒe medidi o,
Kain tsɔ agblemenua ɖewo wɔ vɔ-
sae na Yehowa. 4 Habel hã tsɔ
eƒe lãwo ƒe ŋgɔgbevi, siwo dami
la ƒe ɖewo vɛ. Eye Habel[r] kple
eƒe nunana dze Yehowa ŋu; 5 ke
Kain kple eƒe nunana ya medze
eŋu o. Eye Kain bi dzi ŋutɔ, eye
wòɖo adã. 6 Tete Yehowa gblɔ
na Kain bena: Nukaŋuti nèle dzi
bim, eye nukaŋuti nèle adã ɖom?
7 Alo menye ale wòle oa? Ne
èwɔ nyui la, wò ŋku me akɔ, ke
ne mèwɔ nyui o la, ekema nuvɔ̃
de [y]xa ɖe ʋɔtru nu, eye wòɖo ta-
mea ɖe ɖe ŋuwò; ke wò la [z]ɖu edzi!

Kain wu nɔvia.

8 Esia megbe la Kain gadɔ
nu kple nɔvia Habel. Ke eva ve

a Nyad. 12, 9; 20, 2.
b 2, 16.
d 2, 17.
e Tes. II. 3, 10.
f Nyagb. 12, 7.
g Yoh. 8, 44.
h Yak. 1, 14.
i Tim. I. 2, 14.
k kp. 5.
l 2, 25.
n Yer. 23, 24.
o Xez. 10.
p Kor. II. 11, 3.
r Heb. 11, 4.
s Yes. 65, 25.
t Gal. 4, 4.
u Yoh. I. 3, 8; Heb. 2, 14; Ro. 16, 20.
v Yoh. 14, 30; Nyad. 12, 17.
y Gal. 5, 17.
z Ro. 6, 12.
a Ef. 5, 22. 23; Tim. I. 2, 11. 12.

me bena, esime wole gbe me la,
Kain tso ɖe nɔvia Habel ŋuti, eye
wòwui.[a] 9 Tete Yehowa gblɔ na
Kain bena: Afika nɔviwò Habel
le? Eye wòɖo ŋu nɛ be: Nyeme-
nyae o! Alo nɔvinye dzikpɔla me-
nyea? 10 Eye wògblɔ nɛ bena:
Nuka enye esi nèwɔ? Kpɔ ɖa,
[d]nɔviwò ƒe ʋu, si nèkɔ ɖe anyi
la ƒe gbe le ɖiɖim tso anyigba
dzi mese! 11 Azɔ la woaƒo fi ade
wò, àdzo le anyigba, si ke eƒe nu
xɔ nɔviwò ƒe ʋu le asiwò no la
dzi. 12 Ne èŋlɔ anyigba la, me-
gale nu ʋã ge na wò o; tsatsala
kple godzela nanye le anyigba
dzi! 13 Eye Kain gblɔ na Yehowa
bena: Nye vodada la kpe wu nye
tsɔtsɔ. 14 Wòe nyãm egbe tso
agbledenyigba la dzi; madzo le
wò ŋkuta anye tsatsala kple go-
dzela le anyigba dzi, eye ava me
bena, amesiame, si akpɔm la,
awum.[g] 15 Eye Yehowa gblɔ nɛ
bena: Eyata amesiame, si awu
Kain la, woabia hlɔ̃e zi gbɔ zi
adre. Eye Yehowa de dzesi Kain,
bena amesiame, si ado goe la, na-
gawui o. 16 Eye Kain dzo le Yeho-
wa ƒe ŋku me, eye wòva nɔ Nod-nyi-
gba dzi le Eden ƒe ɣedzeƒe gome.

Kain ƒe dzidzimeviwo.

17 Eye Kain dɔ kple srɔ̃a, eye
wòfɔ fu dzi Henox. Eye wòtso
du, tsɔ via ƒe ŋkɔ na du la bena
Henox. 18 Eye wodzi Irad na He-
nox, eye Irad dzi Mehuyael, eye
Mehuyael dzi Metusael, eye Me-
tusael dzi Lamex. 19 Ke Lamex
ɖe srɔ̃ eve; ɖeka ŋkɔ enye Ada,
eye evelia ŋkɔ enye Zila. 20 Eye
Ada dzi Yabal, amesi nye agba-
dɔ me nɔlawo kple lãnyilawo fofo.
21 Enɔvia ŋkɔ nye Yubal, amesi
nye saŋkuƒolawo kple dzekulawo
fofo. 22 Eye Zila hã dzi Tubal-
kain, amesi nye akɔbli- kple ga-
ŋudɔwɔlawo fofo; eye Tubalkain
nɔvinyɔnu ŋkɔ nye Naama. 23 Eye
Lamex gblɔ na srɔ̃wo bena: Ada
kple Zila, miɖo to nye gbe; mi
Lamex srɔ̃wo, mise ye nyawo!
Vavã, mewu ŋutsu ɖe nye abi teƒe
kple ɖekakpui ɖe nye dodro teƒe.
24 Elabena wobia hlɔ̃ Kain zi adre,
ke Lamex la zi blaadre vɔ adre.[h]

Set kple Enos.

25 Eye Adam gadɔ kple srɔ̃a.
eye wòdzi ŋutsuvi, eye wòna ŋkɔe
bena Set; elabena egblɔ be: Ma-
wu ɖo dzidzime bubu Habel,
amesi Kain wu la teƒe nam. 26
Eye wodzi ŋutsuvi na Set hã, eye
wòna ŋkɔe bena Enos. Le ɣemaɣi
me la[b] wode asi Yehowa ŋkɔ yɔ-
yɔ me.

[a] Yoh. 1. 3, 12. 15.
[b] 12, 8.
[d] Mat. 23, 35; Ps. 9, 13; Heb. 12, 24.
[e] 1, 27; Lu. 3, 38.
[f] Ps. 51, 7; Kor. 1. 15, 49.
[g] Hi. 15, 20–24.
[h] kp. 15; Mat. 18, 21. 22.

Foƒo gãwo ƒe dzidzimegbalẽ tso Adam dzi vaseɖe Noa dzi.

5. Esia nye Adam ƒe dzidzimevi-
wo ŋutinyagbalẽ. Esi Mawu
wɔ Adam la, ewɔe ɖe eya ŋutɔ ƒe
nɔnɔme.[e] 2 Ewɔ wo wonye ŋu-
tsu kple nyɔnu, eye wòyra wo;
eye wòna ŋkɔ wo bena „ame" le
gbesigbe wòwɔ wo. 3 Eye esi
Adam xɔ ƒe alafa ɖeka kple blaetɔ̃
la, edzi ŋutsuvia ɖe, si[f] ɖii, eye
wòyɔe bena Set. 4 Esi Adam dzi
Set megbe la, eganɔ agbe ƒe alafa
enyi, eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔ-
nuwo. 5 Eye Adam ƒe agbe me
ŋkekewo katã nye ƒe alafa asieke
kple blaetɔ̃, eye wòku. 6 Eye esi
Set xɔ ƒe alafa ɖeka kple atɔ̃ la,
edzi Enos. 7 Esi Set dzi Enos
megbe la, eganɔ agbe ƒe alafa
enyi kple adre, eye wòdzi ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo. 8 Eye Set
ƒe agbe me ŋkekewo katã nye ƒe
alafa asieke kple wuieve, eye wò-
ku. 9 Eye esi Enos xɔ ƒe blaa-
sieke la, edzi Kenan. 10 Esi Enos
dzi Kenan megbe la, eganɔ agbe
ƒe alafa enyi kple wuiatɔ̃, eye wò-
dzi ŋutsuwo kple nyɔnuwo. 11 Eye
Enos ƒe agbe me ŋkekewo katã
nye ƒe alafa asieke kple atɔ̃, eye
wòku. 12 Eye esi Kenan xɔ ƒe
blaadre la, edzi Mahalalel. 13 Esi
Kenan dzi Mahalalel megbe la,
eganɔ agbe ƒe alafa enyi kple
blane, eye wòdzi ŋutsuwo kple
nyɔnuwo. 14 Eye Kenan ƒe agbe
me ŋkekewo katã nye ƒe alafa
asieke kple ewo, eye wòku. 15 Eye
esi Mahalalel xɔ ƒe blaade vɔ atɔ̃
la, edzi Yered. 16 Esi Mahalalel
dzi Yered megbe la, eganɔ agbe
ƒe alafa enyi kple blaetɔ̃, eye wò-
dzi ŋutsuwo kple nyɔnuwo. 17 Eye
Mahalalel ƒe agbe me ŋkekewo ka-
tã nye ƒe alafa enyi kple blaasieke
vɔ atɔ̃, eye wòku. 18 Eye esi Ye-
red xɔ ƒe alafa ɖeka kple blaade
vɔ eve la, edzi Henox. 19 Esi
Yered dzi Henox megbe la, eganɔ
agbe ƒe alafa enyi, eye wòdzi ŋu-

tsuwo kple nyɔnuwo. 20 Eye Ye-
red ƒe agbe me ŋkekewo katã nye
ƒe alafa asieke kple blaade vɔ eve,
eye wòku. 21 Eye esi Henox xɔ
ƒe blaade vɔ atɔ̃ la, edzi Metusala.
22 Esi wòdzi Metusala megbe la,
[b]Henox zɔ kple Mawu ƒe alafa
etɔ̃, eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔ-
nuwo. 23 Eye Henox ƒe agbe me
ŋkekewo katã nye ƒe alafa etɔ̃
kple blaade vɔ atɔ̃. 24 Esi Henox
zɔ kple Mawu ta la, ebu vĩ, ela-
bena Mawu kplɔe dzoe.[d] 25 Eye
esi Metusala xɔ ƒe alafa ḍeka kple
blanyi vɔ adre la, edzi Lamex.
26 Esi Metusala dzi Lamex me-
gbe la, eganɔ agbe ƒe alafa adre
kple blanyi vɔ eve, eye wòdzi ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo. 27 Eye Me-
tusala ƒe agbe me ŋkekewo katã
nye ƒe alafa asieke kple blaade
vɔ asieke, eye wòku. 28 Eye esi
Lamex xɔ ƒe alafa ḍeka kple bla-
nyi vɔ eve la, edzi ŋutsuvia ḍe.
29 Eye wòna ŋkɔe bena Noa, ela-
bena egblɔ be: Ame sia ana gbɔ-
dzɔe mí tso míaƒe dɔwɔwɔ kple fu-
ḍeḍewo me le anyigba, si Yehowa
[i]ƒo fi de la dzi. 30 Esi Lamex
dzi Noa megbe la, eganɔ agbe ƒe
alafa atɔ̃ kple blaasieke vɔ atɔ̃,
eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔnuwo.
31 Eye Lamex ƒe agbe me ŋkeke-
wo katã nye ƒe alafa adre kple
blaadre vɔ adre, eye wòku. 32 Esi
Noa xɔ ƒe alafa atɔ̃ la, edzi Sem,
Xam kple Yafet.

Amegbetɔwo ƒe nu tovo wɔwɔ.

6. Ke esi amewo de asi agbɔsɔsɔ
me le anyigba dzi, eye wo-
dzi nyɔnuwo la, 2 mawuviwo kpɔ
bena, amegbetɔviwo ƒe nyɔnu-
wo dze tugbe ŋutɔ, eye woḍe
wo dometɔ, siwo katã dze wo ŋu.[k]
3 Eye Yehowa gblɔ bena: Nye
gbɔgbɔ maganɔ amewo me boo o,
elabena ŋutilã wonye le woƒe vo-
dada me, eye [l]woƒe agbe me ŋke-
kewo nanye ƒe alafa ḍeka kple
blave! 4 Le ŋkeke mawo me la
ame dzɔtsuwo le anyigba dzi; eye
esi Mawu viŋutsuwo ḍe amegbetɔ-
wo ƒe vinyɔnuwo, eye wodzi vi na
wo megbe la hã wogale; woawo
nye ame kako ŋkɔxɔla, siwo nɔ agbe
le blema. 5 Eye esi Yehowa kpɔ
bena, amegbetɔwo ƒe vɔ̃ḍivɔ̃ḍi va
sɔ gbɔ le anyigba dzi, eye [n]woƒe
tamesusuwo kple dzimedidiwo nye
vɔ̃ ko ḍaa la, 6 [a]eve Yehowa bena,
wòwɔ ame ḍe anyigba dzi, eye
wòḍu dzi nε. 7 Eye Yehowa gblɔ
bena: Matsrɔ̃ ame, siwo mewɔ la
ḍa le anyigba blibo la katã dzi,
tso amewo kple lãwo dzi vaseḍe
nu tatawo kple dziƒoxe dzodzoewo
dzi, elabena evem bena, mewɔ
wo. 8 Ke Yehowa ve Noa nu.

Noa.

9 Esia enye Noa ƒe dzidzime-
viwo ŋutinya. Noa enye [e]ame
dzɔdzɔe kple ame maḍiƒɔ le eŋɔ-
limetɔwo dome, eye Noa[f] zɔ kple
Mawu. 10 Eye Noa dzi ŋutsuvi
etɔ̃: Sem, Xam kple Yafet. 11 Eye
xexeame gblẽ le Mawu ƒe ŋku me,
eye nu vlo wɔwɔ xɔ anyigba la
dzi. 12 Eye [g]Mawu kpɔ bena,
xexeame gblẽ keŋ; elabena ame-
gbetɔwo katã ƒe zɔzɔme gblẽ le
anyigba dzi.

Gbeƒãḍeḍe tsiḍɔḍɔ. Aḍakaʋututu.

13 Tete Mawu gblɔ na Noa
bena: Ŋutilãwo katã ƒe [h]nuwu-
wu ḍo azɔ, elabena woƒe nu vlo
wɔwɔ xɔ anyigba la dzi; kpɔ
ḍa, matsrɔ̃ wo kple anyigba siaa.
14 Tsɔ dzatiwo kpa aḍakaʋu na
ḍokuiwò, eye natso eme keŋ, atsɔ
aŋɔ atre eme kple ekɔgo. 15 Eye
ale nawɔe enye si: Aḍakaʋu la
ƒe didime nanye abɔklugui alafa
etɔ̃, eƒe kekeme nanye abɔklugui
blaatɔ̃, eye eƒe kɔkɔme nanye
abɔklugui blaetɔ̃. 16 Eye naḍe
fesre, siwo akɔ abɔklugui ḍeka la,
ḍe aḍakaʋu la ƒe gliwo dzi aƒo
xlãe godoo va kpe; eye naḍe ʋɔtru
aḍakaʋu la ƒe axa dzi, eye nawɔ
dzisasrã etɔ̃: etetɔ, titinatɔ kple
etametɔ. 17 Elabena nye la mana
tsi naḍe anyigba la, bena ŋutilã,
siwo katã le dziƒoa te, esiwo me
agbegbɔgbɔ le la, natsrɔ̃, eye anyi-
gba dzi nuwo katã naku. 18 Ke
mabla nu kpli wò bena, nayi ḍe
aḍakaʋu la me, wò ŋutɔ, viwò-
ŋutsuwo kple srɔ̃wò hekpe ḍe vi-
wòŋutsuawo srɔ̃wo ŋu. 19 Ɖe nu
gbagbewo katã kple ŋutilãwo katã
eveveve yi ḍe aḍakaʋu la me, ne
woanɔ agbe kpli wò; woanye atsu
kple asi. 20 Dziƒoxe dzodzoewo
le woƒe ƒomeviwo nu, aƒemelãwo
le woƒe ƒomeviwo nu kple nu,
siwo katã tana le anyigba la dzi,
le woƒe ƒomeviwo nu, wo dome

[a] Yer. 18, 10; Mo. IV. 23, 19; Ps. 18, 27.
[b] 6, 9; Yu. 14.
[d] Heb. 11, 5; Fla. II. 2, 11; Yes. 57, 1. 2.
[e] Heb. 11, 7.
[f] 5, 22. 24.
[g] Ps. 14, 2. 3.
[h] Am. 8, 2.
[i] 3, 17–19.
[k] Mat. 24, 38.
[l] Pet. I. 3, 20.
[n] 8, 21.

eveveve woava gbɔwò, bena woa-
nɔ agbe. 21 Ke wò la tsɔ nu-
ḍuḍu ƒomevi vovovo, siwo katã
woḍuna la, dzra ḍo ḍe gbɔwò,
bena woanye nuḍuḍu na mia kpli
wo siaa. 22 Eye Noa wɔe; alesi
Mawu de se nɛ la, nenema pɛ a 6, 19.
wòwɔ.

Noa yi aḍakaʋu la me.

7. Tete Yehowa gblɔ na Noa be-
na: Yi ḍe aḍakaʋu la me, wò
ŋutɔ kple aƒewò me katã, elabena
mekpɔ bena, ame dzɔdzɔe nènye le
dzidzime sia dome. 2 [b]Ḍe lã ma- b 8, 20; Mo. III. 11.
tsrimatsriwo katã atsu kple asi
adreadre, kple lã tsitsriwo atsu
kple asi eveveve. 3 Nenema ke
naḍe dziƒoxe dzodzoewo hã atsu
kple asi adreadre, bena woƒe ƒome
natsi agbe le anyigba dzi. 4 Ela-
bena esusɔ ŋkeke adre mana tsi
nadza ḍe anyigba dzi ŋkeke blane
kple zã hã blane, eye matsrɔ̃ nu-
sianu, si mewɔ ḍe anyigba dzi.
5 Eye Noa wɔe, abe alesi Mawu d Pet. II. 3, 6; Hi. 22, 15. 16.
de se nɛ ene.[e] 6 Noa xɔ ƒe alafa e 6, 22.
ade, esime tsiḍɔḍɔ ḍe anyigba.
7 Eye Noa kple viaŋutsuwo kple
srɔ̃a hekpe ḍe viaŋutsuawo srɔ̃wo
ŋuti, woyi ḍe aḍakaʋu la me, hafi
tsi va ḍe anyigba.[f] 8 Lã matsri- f Pet. I. 3, 20.
matsriwo kple lã tsitsriwo kple
xe dzodzoewo hekpe ḍe nusiwo
katã tana le anyigba dzi la ŋuti
9 woyi ḍe Noa gbɔ atsu kple asi
eveveve le aḍakaʋu la me, abe
alesi [g]Mawu de se na Noa ene. g 6, 19.
10 Eye wòva me le ŋkeke adrea-
gbe bena, tsi dza ḍe anyigba la
dzi.

Tsiḍɔḍɔ dze gɔme.

11 Esi Noa xɔ ƒe alafa ade, le
ɣleti evelia ƒe ŋkeke wuiadrelia
dzi tututu la, anyigbatu me tsiwo
katã ŋɔ, eye dziƒo nu ʋu. 12 Eye
tsi dzi ḍe anyigba dzi ŋkeke
blane kple zã blane sɔŋ. 13 Le h 7, 11. 12.
ŋkeke ma dzi tututu Noa kple via-
ŋutsuwo: Sem, Xam kple Yafet
kple Noa srɔ̃ hekpe ḍe viaŋutsua-
wo srɔ̃ etɔ̃awo ŋuti, woyi ḍe aḍa-
kaʋu la me; 14 woawo kple gbe-
melãwo katã le woƒe ƒomeviwo
nu kple aƒemelãwo katã le woƒe
ƒomeviwo nu kple nu tata, siwo
katã tana le anyigba dzi, le woƒe
ƒomeviwo nu hekpe ḍe xewo kple
nusiwo katã dzona la ŋuti le woƒe
ƒomeviwo nu. 15 Eye lãwo tsyo
ƒomevi, siwo me agbegbɔgbɔ le
la, woyi ḍe Noa gbɔ eveveve le
aḍakaʋu la me. 16 Eye lã, siwo
yi ḍe egbɔ la, wonye atsu kple
asi; lã vovovowo yi ḍe egbɔ, abe
alesi [a]Mawu de se nɛ ene. Eye
Yehowa do ʋɔ ḍe enu. 17 Eye
tsia le anyigba la ḍem ŋkeke
blane sɔŋ, eye tsia le agbɔ sɔm
hekɔ aḍakaʋu la ḍe dzi, ale bena,
aḍakaʋu la le tsia ŋgɔ. 18 Eye
tsia le ḍoḍɔm ḍe dzi heso gbɔ ḍe
anyigba la dzi, eye aḍakaʋu la
le tsatsam le tsia ŋgɔ. 19 Eye tsia
do agbogbo ḍe anyigba dzi ŋutɔ-
ŋutɔ heḍe to kɔkɔ, siwo katã le
dziƒoa te la. 20 Eye tsia ḍɔ gbɔ
to kɔkɔwo ta me abɔklugui wuia-
tɔ̃; ale wɔ, eye towo katã bu ḍe
tsia me. 21 Eye nu gbagbe, siwo
ʋãa wo ḍokui le anyigba dzi: xe
dzodzoewo, aƒemelãwo, gbeme-
lãwo kple nusiwo katã tana le
anyigba dzi, hekpe ḍe amewo ŋu,
wo katã wotsi tɔ la me.[d] 22 Nu-
sianu, si agbegbɔgbɔ le eme, si
gbɔna toa ŋɔti me, eye wònɔa
agbe le anyigba ƒuƒui dzi la ku.
23 Nusianu, si nɔ anyigba dzi, tso
amewo dzi vaseḍe aƒemelãwo kple
nu tatawo kpakple dziƒoxe dzo-
dzoewo dzi, wotsrɔ̃ wo ḍa le anyi-
gba dzi; negbe Noa kple nusiwo
le egbɔ le aḍakaʋua me koe tsi
agbe. 24 Eye tsia le ḍoḍɔm ḍe
anyigba dzi ŋkeke alafa ḍeka kple
blaatɔ̃ sɔŋ.

Tsiḍɔḍɔ wu nu.

8. Eye Mawu ḍo ŋku Noa kple
gbemelã kple aƒemelã, siwo
katã le egbɔ le aḍakaʋua me la
dzi, eye Mawu na ya ƒo ḍe anyi-
gba dzi, ale bena tsia de asi mie-
mie me. 2 Eye anyigbatu me tsi-
wo nu tso, eye dziƒo nu tu; ale wɔ
tsi la ke.[h] 3 Eye tsia le miemiem
le anyigba la dzi ʋeʋeʋe. Edze
miemie gɔme le ŋkeke alafa ḍeka
kple blaatɔ̃ megbe. 4 Le ɣleti
adrelia ƒe ŋkeke wuiadrelia dzi
aḍakaʋu la va xa ḍe Ararat-towo
dometɔ ḍeka ta me. 5 Eye tsia le
miemiem ʋeʋeʋe vaseḍe ɣleti
ewolia dzi; le ɣleti ewolia ƒe ŋkeke
gbãtɔ dzi towo ƒe tagbɔ dze. 6 Le
ŋkeke blane megbe la Noa ʋu
aḍakaʋua ƒe fesre, si wòwɔ la.

7 Eye wòʋu nu le akpaviãa ɖe
nu ɖo ɖa, eye wòle dzodzom tso
afi yi afi, vaseɖe esime tsia mie
le anyigba dzi vɔ. 8 Tete wòʋu
nu le ahɔnea ɖe nu ɖo ɖa, ne yea-
kpɔ bena, tsia mie vɔ le anyigba
blibo la katã dzi hã? 9 Ke esi
ahɔne la mekpɔ afisi wòadze ɖo
o la, egatrɔ va egbɔ le aɖakaʋu
la me, elabena tsi le anyigba blibo
la katã dzi, eye wòdo asi ɖa lée
de aɖakaʋu la me. 10 Emegbe
wòlala ŋkeke adre, eye wòʋu nu
le ahɔnea nu le aɖakaʋu la me.
11 Eye ahɔne la va egbɔ le fiẽ
me, eye kpɔ ɖa, amitiɖɔmee le
enu. Azɔ Noa dze sii bena, tsia
mie le anyigba dzi. 12 Eye wò-
galala ŋkeke adre bubu, eye wò-
gaʋu nu le ahɔnea nu, ke mega-
trɔ va egbɔ o. 13 Le ƒe alafa ade
kple ɖeka me le ɣleti gbãtɔ ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi tsia mie le anyi-
gba dzi. Eye Noa fo aɖakaʋu la
tame ɖa, eye wòtsa ŋku, eye kpɔ
ɖa, anyigba dzi ƒu. 14 Le ɣleti
evelia ƒe ŋkeke blave vɔ adrelia
dzi anyigba dzi ƒu keŋkeŋ.

Noa mè nu na Mawu.

15 Eye Mawu ƒo nu kple Noa
gblɔ bena: 16 Do go le aɖakaʋu
la me, wò ŋutɔ kple srɔ̃wò kple
viwòŋutsuwo hekpe ɖe viwòŋu-
tsuawo srɔ̃wo ŋuti! 17 Lã vovovo,
siwo katã le gbɔwò: xe dzodzoe-
wo kple aƒemelãwo kpakple nu
tata, siwo katã tana le anyigba
dzi la, nado go kpakpli wò, ne
woaʋã wo ɖokui le anyigba dzi,
eye [n]woadzi asɔ gbɔ le anyigba
dzi! 18 Tete Noa do go, eye via-
ŋutsuwo kple srɔ̃a kpakple via-
ŋutsuawo srɔ̃wo hã kpe ɖe eŋuti.[r]
19 Lãwo katã, nu tatawo katã kple
xe dzodzoewo katã kpakple nusi-
wo katã zɔna le anyigba dzi la, wo-
do go le aɖakaʋu la me hamehame.
20 Tete Noa ɖi vɔsamlekpui,
eye wòtsɔ [s]lã matsrimatsriwo kple
xe matsrimatsriwo ƒe ɖewo na Ye-
howa hemè wo le vɔsamlekpui la
dzi.

Yehowa ƒe ŋugbedodo.

21 Ke esi Yehowa se ʋeʋẽ lili-
lia la, egblɔ le eƒe dzi me bena:
Nyemagaƒo fi ade anyigba akpɔ
le amegbetɔ ta o. Elabena ame
ƒe [t]dzimesusu enye vɔ̃ tso ɖevi-
me ke, eye [u]nyemagatsrɔ̃ nu gba-
gbewo katã, abe alesi mewɔ ene
o. 22 Tso esia dzi, ŋkeke alesi
anyigba li la, nuƒaƒã kple nuŋeŋe,
vuvɔ kple fifia, dzomeŋɔli kple
pepi, ŋkeke kple zã nu matsi o.[a]

Sedede na Noa ƒe dzidzimeviwo.

9. Eye Mawu yra Noa kple via-
ŋutsuawo, eye wògblɔ na wo
bena: Midzi, ne miasɔ gbɔ, eye
miayɔ anyigba la dzi![b] 2 Metsɔ
anyigba dzi lãwo katã kple dziƒoxe
dzodzoewo katã kple nusiwo katã
tana le anyigba dzi, kple tɔme-
lãwo katã de asi na mi, eye mia-
nye vɔvɔ̃ kple ŋɔdzi na wo. 3 Nu
gbagbe, siwo katã ʋãna, nenem[d]
nu siawo katã metsɔ na mi, bena
woanye miaƒe nuɖuɖu [e]abe ama-
gbewo ke ene. 4 Hafi lã, si ʋu
tsi lã me na la, migaɖui o![f] 5 Ke
mia ŋutɔwo miaƒe ʋu la, [g]mabiae
le lãwo kple [h]amewo siaa si, ma-
bia amesiame ƒe agbe le nɔvia si.
6 Amesi [i]kɔ ameʋu ɖi la, amewo
akɔ eya hã ƒe ʋu ɖi; elabena
[k]Mawu ƒe nɔnɔme nue wowɔ ame
ɖo. 7 Ke miawo la midzi, ne mia-
sɔ gbɔ, miʋã mia ɖokui le anyi-
gba dzi, eye mikeke ta ɖe edzi!

Nubabla kple anyieʋɔ.

8 Eye Mawu gblɔ na Noa kple
viaŋutsuawo bena: 9 Kpɔ ɖa, me-
bla nu kpli mi kple miaƒe dzidzi-
meviwo[l] 10 kpakple nu gbagbe,
siwo katã le mia gbɔ, xe dzodzoe-
wo, aƒemelãwo kple gbemelãwo
katã, esiwo le mia gbɔ, kple anyi-
gba dzi lãwo tsyo ƒomevi, siwo do
go le aɖakaʋu la me.[o] 11 Mebla
nu kpli mi bena, nyemagatsrɔ̃ ŋu-
tilã sia ŋutilã kple tsiɖɔɖɔ o;[p]
tsi magaɖe anyigba agblẽ nu le
edzi akpɔ o. 12 Eye Mawu gblɔ
bena: Esia enye nubabla, si medo
anyi le mía kple miawo kple nu
gbagbe, siwo katã le mia gbɔ la
dome hena dzidzimeawo katã te-
gbetegbe la ƒe dzesi. 13 Medo
nye anyieʋɔ ɖe alilikpowo ŋu,
bena wòanye nubabla, si le mía
kple anyigba dome la ƒe dzesi.
14 Eye ava me bena, ne mele ƒu
ƒom alilikpowo le dziƒo, eye anyie-
ʋɔ ɖi ɖe alilikpoawo ŋu la, 15 eke-
ma maɖo ŋku nye nubabla, si
mebla kpli mi kpakple ŋutilã sia
ŋutilã, siwo me agbegbɔgbɔ le la
dzi, eye tsi magaɖɔ aɖe anyigba

a Yer. 33, 20. 25.
b 1, 28.
d Kol. 2, 16.
e 1, 29.
f Mo. III. 3, 17.
g Mo. II. 21, 28. 29.
h 4, 11.
i Mo. II. 21, 12; Mo. III. 24, 17; Mat. 26, 52; Nyaɖ. 13, 10.
k 1, 27.
l 6, 18.
n 1, 22. 28.
o Hos. 2, 20.
p 8, 21. 22.
r Pet. II. 2, 5.
s 7, 2.
t 6, 5; Ps. 14, 3; Hl. 14, 4; Mat. 15, 19; Ro. 3, 23.
u Yes. 54, 9.

la bena, nu gbagbewo katã natsrɔ̃
o. 16 Eyata ne anyieʋɔ do ɖe
alilikpowo ŋu la, makpɔe ahaɖo
ŋku nubabla, si le Mawu kple ŋu-
tilã, siwo katã me agbegbɔgbɔ le
le anyigba dzi dome la dzi tegbee.
17 Eye Mawu gblɔ na Noa bena:
Esia enye nubabla, si meɖo anyi
le mía kple ŋutilã, siwo katã le
anyigba dzi dome la ƒe dzesi.
18 Noa ƒe viŋutsu, siwo do go
le aɖakaʋua me la, woawo nye:
Sem, Xam kple Yafet; Xam sia
enye Kanaan fofo. 19 Noa viŋu-
tsu etɔ̃ siawo me amegbetɔwo
katã dzɔ tso hekaka ɖe anyigba
blibo la katã dzi.

Noa ƒo fi de Kanaan.

20 Eye Noa de asi agbledede
me, eye wòde weingblea ɖe. 21 Ke
esi wòno wein mu la, eɖe ama ɖe
eƒe agbadɔ me. 22 Eye Xam, Ka-
naan fofo, kpɔ fofoa ƒe ama, eye
wòɖagblɔe na nɔvia eveawo le
xexe. 23 Tete Sem kple Yafet
tsɔ avɔ lé ɖe abɔta hezɔ megbe-
megbee, eye wotsyɔe na wo fofo,
eye wometrɔ kɔ kpɔ wo fofo ƒe
ama o. 24 Ke esi aha la kɔ le
mo na Noa, eye wòse nusi via
ɖevitɔ wɔ ɖe eŋu la, 25 egblɔ bena:
Woaƒo fi ade Kanaan, kluviwo ƒe
kluvi wòanye na nɔviawo! 26 Eye
wògagblɔ bena: Woakafu Yehowa,
Sem ƒe Mawu; eye Kanaan anye
kluvi na wo![d] 27 Mawu ana be, d Ro. 9, 16.
Yafet ƒe nɔƒe nakeke ɖe nu, [e]eye e Ef. 3, 6.
wòanɔ Sem ƒe agbadɔwo me; eye
Kanaan anye kluvi na wo! 28 Eye
le tsiɖɔɖɔ la megbe la Noa ganɔ
agbe ƒe alafa etɔ̃ kple blaatɔ̃, eye
Noa ƒe agbe me ŋkekewo katã
nye ƒe alafa asieke kple blaatɔ̃,
eye wòku.

Dzidzime xexlẽƒa.

10. Esia nye Noa viŋutsuwo,
Sem, Xam kple Yafet ƒe dzi-
dzimeviwo ŋutinya: Le tsiɖɔɖɔ la
megbe la wodzi ŋutsuviwo na wo.
2 Yafet viŋutsuwo nye: Gomer,
Magog, Madai, Yawan, Tubal, Me-
sex kple Tiras. 3 Gomer viŋu-
tsuwo nye: Askenaz, Rifat kple
Togarma. 4 Yawan viŋutsuwo nye:
Elisa, Tarsis, Kititɔwo kple Doda-
nitɔwo. 5 Ame siawo me dukɔ, siwo
nɔa ƒukpowo dzi la, dzɔ tso. Esiawo
nye Yafet viŋutsuwo le woƒe anyi-
gbawo, woƒe gbe vovovowo, woƒe
ƒomewo kple woƒe dukɔwo nu.[a] a Zax. 2, 15.
6 Xam viŋutsuwo nye: Kus,
Mizrayim, Put kple Kanaan. 7 Kus
viŋutsuwo nye: Seba, Xawila, Sab-
ta, Rama kple Sabtexa; Raema
viŋutsuwo nye Seba kple Dedan.
8 Kus dzi Nimrod; ame sia de asi
gãɖuɖu me le anyigba dzi. 9 Ame
sia enye adela kalẽtɔ le Yehowa
ƒe ŋku me, eyata wogblɔna bena:
Adela kalẽtɔ le Yehowa ƒe ŋku
me abe Nimrod ene. 10 Eƒe fia-
ɖuƒe ƒe gɔmeɖoɖo enye Babel,
Erek, Akad kple Kalne le Sinear-
nyigba dzi. 11 Eye wòʋu le anyi-
gba sia dzi yi ɖe Asur, eye wò-
tso [b]Niniwe, Rexobot-Ir, Kalax b Yo. 1, 2.
12 kple Resen le Niniwe kple
Kalax dome, esia enye du gãtɔ.
13 Eye Mizrayim dzi Luditɔwo,
Anamitɔwo, Lehabitɔwo, Naftuxi-
tɔwo, 14 Patrusitɔwo, Kasluxitɔ-
wo, amesiwo dome Filistitɔwo dzɔ
tso, kple Kaftoritɔwo. 15 Eye Ka-
naan dzi Zidon, eƒe ŋgɔgbevi, kple
Xet, 16 Yebusitɔwo, Amoritɔwo
kple Girgasitɔwo, 17 Xiwitɔwo,
Arkitɔwo kple Sinitɔwo, 18 Ar-
watitɔwo, Zemaritɔwo kple Xa-
matitɔwo; emegbe Kanaan ƒe ƒo-
me va keke ta ɖe dzi. 19 Eye
Kanaan ƒe anyigba keke tso Zi-
don ɖo ta Gerar kple Gaza, ɖo
ta Sodom, Gomora, Adma kple
Zeboyim vaseɖe Lasa. 20 Esiawo
nye Xam-viwo le woƒe ƒomewo,
gbewo, anyigbawo kple woƒe
dukɔwo nu.
21 Eye wodzi ŋutsuwo na Sem,
amesi nye Eber-viwo katã tɔgbui
kple Yafet nɔvi xoxoetɔ.[f] 22 Sem f 11, 10.
viŋutsuwo nye: Elam, Asur, Ar-
paxsad, Lud kple Aram. 23 Aram
viŋutsuwo nye: Uz, Xul, Geter
kple Mas. 24 Arpaxsad dzi Selax,
eye Selax dzi Eber. 25 Eye wo-
dzi ŋutsuvi eve na Eber. Gbãtɔ
ŋkɔ nye Peleg; elabena [g]ame- g 11, 8.
gbetɔwo mã le eƒe ŋɔli me, eye
nɔvia ŋkɔ nye Yoktan. 26 Yok-
tan dzi Almodad, Salep, Xazar-
mawet, Yarax, 27 Hadoram, Uzal,
Dikla, 28 Obal, Abimael, Seba,
29 Ofir, Xawila kple Yobab. Ame
siawo katã nye Yoktan viŋutsu-
wo. 30 Eye woƒe nɔƒe keke tso
Mesa ɖo ta Safar vaseɖe ɣedze-
ƒetɔwo gbɔ. 31 Esiawo nye Sem

viŋutsuwo le woƒe ƒomewo, gbe-
wo, anyigbawo kple woƒe dukɔwo
nu. 32 Esia nye Noa viŋutsuwo
ƒe ƒomewo le woƒe dzidzimewo
kple woƒe dukɔwo nu, eye woa-
wo me anyigba dzi dukɔwo dzɔ
tso le tsiɖɔɖɔ la megbe.[a]

Mɔ̃tutu ɖe Babel.

**11.** Ke gbe ɖeka kple nuƒoƒo ɖeka
ŋugbe le amegbetɔwo katã
nu. 2 Eye wòva me bena, esi wo-
dze mɔ ɖo ta ɣedzeƒe gome la,
wokpɔ gbadzaƒea ɖe le Sinear-
nyigba dzi, eye wonɔ afima. 3 Eye
wogblɔ na wo nɔewo bena: Mina
míamè anyikpe, eye míaƒo dzoe!
Ale anyikpe zu xɔtukpe na wo,
eye aŋɔ le akaloba teƒe na wo.
4 Eye wogblɔ bena: Mina míatso
du, eye míatu mɔ̃ kɔkɔa ɖe, si
tame natɔ dziƒo, ne míaƒe ŋkɔ na-
nyɔ, bena míagakaka ɖe anyigba
blibo la katã dzi o! 5 Tete [b]Ye-
howa ɖi va anyi, be yeakpɔ du
kple mɔ̃ kɔkɔ, si amegbetɔviwo
le tutum la ɖa.

Mawu tɔtɔ amewo ƒe gbe.

6 Eye Yehowa gblɔ bena: Kpɔ
ɖa, dukɔ ɖeka wonye, eye gbe
ɖeka le wo katã nu, eye esia
nye woƒe nuwɔwɔ ƒe gɔmedze-
dze ko; azɔ nusianu, si dim wole
be, woawɔ la, womado kpoe o.
7 Mina míaɖi ayi afima, ne mía-
tɔtɔ woƒe gbe, bena amea ɖeke
nagase nɔvia ƒe gbe o! 8 Eye Ye-
howa na bena, wokaka tso afi-
ma ɖe anyigba blibo la katã dzi,
eye wodzudzɔ du la tsotso.[d] 9 Eya-
ta woyɔnɛ bena Babel, le esi Ye-
howa tɔtɔ amegbetɔwo katã ƒe
gbe le afima, eye Yehowa na wo-
kaka tso afima ɖe anyigba blibo
la katã dzi ta.

Dzidzimexexlẽƒia tso Sem dzi vaseɖe Abram dzi.

10 Esia nye Sem ƒe dzidzime-
viwo ŋutinya. Esime Sem xɔ ƒe
alafa ɖeka la, edzi Arpaxsad, le
ƒe evelia me le tsiɖɔɖɔ la megbe.
11 Esi Sem dzi Arpaxsad megbe
la, eganɔ agbe ƒe alafa atɔ̃, eye
wòdzi ŋutsuwo kple nyɔnuwo.
12 Esi Arpaxsad xɔ ƒe blaetɔ̃ vɔ
atɔ̃ la, edzi Selax. 13 Eye esi
Arpaxsad dzi Selax megbe la,
eganɔ agbe ƒe alafa ene kple etɔ̃,
eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔnu-
wo. 14 Esi Selax xɔ ƒe blaetɔ̃ la,
edzi Eber. 15 Eye esi Selax dzi
Eber megbe la, eganɔ agbe ƒe
alafa ene kple etɔ̃, eye wòdzi ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo. 16 Esi Eber
xɔ ƒe blaetɔ̃ vɔ ene la, edzi Pe-
leg. 17 Eye esi Eber dzi Peleg
megbe la, eganɔ agbe ƒe alafa
ene kple blaetɔ̃, eye wòdzi ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo. 18 Esi Pe-
leg xɔ ƒe blaetɔ̃ la, edzi Regu.
19 Eye esi Peleg dzi Regu megbe
la, eganɔ agbe ƒe alafa eve kple
asieke, eye wòdzi ŋutsuwo kple
nyɔnuwo. 20 Esi Regu xɔ ƒe
blaetɔ̃ vɔ eve la, edzi Serug.
21 Eye esi Regu dzi Serug me-
gbe la, eganɔ agbe ƒe alafa
eve kple adre, eye wòdzi ŋutsu-
wo kple nyɔnuwo. 22 Esi Se-
rug xɔ ƒe blaetɔ̃ la, edzi Naxor.
23 Eye esi Serug dzi Naxor me-
gbe la, eganɔ agbe ƒe alafa eve,
eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔnuwo.
24 Esi Naxor xɔ ƒe blave vɔ
asieke la, edzi Tarax. 25 Eye esi
Naxor dzi Tarax megbe la, eganɔ
agbe ƒe alafa ɖeka kple wuiasie-
ke, eye wòdzi ŋutsuwo kple nyɔ-
nuwo. 26 Eye esi Tarax xɔ ƒe
blaadre la, edzi Abram, Naxor
kple Haran.

27 Tarax ƒe dzidzimeviwo ŋu-
tinya enye si: Tarax dzi Abram,
Naxor kple Haran; eye Haran dzi
Lot. 28 Ke Haran tre kuku na
fofoa Tarax le Kaldea-nyigba dzi
le wo de Ur. 29 Eye Abram kple
Naxor woɖe srɔ̃; Abram srɔ̃ ŋkɔ
nye Sarai, eye Naxor srɔ̃ ŋkɔ nye
[e]Milka, amesi nye Haran, Milka
kple Yiska fofo ƒe vinyɔnu. 30 Ke
Sarai tsi ko, vi mele esi o. 31 Eye
Tarax ʋu kple via Abram kple tɔ-
gbuiyɔvia Lot, si nye Haran vi,
hekpe ɖe Sarai, via Abram srɔ̃
ŋuti tso [f]Ur le Kaldea, bene woayi
Kanaan-nyigba dzi. Ke esi wova
Xaran la, wonɔ afima. 32 Eye
Tarax ƒe agbe me ŋkekewo katã
nye ƒe alafa eve kple atɔ̃, eye
Tarax ku le Xaran.

Mawu yɔ Abram.

**12.** Eye Yehowa gblɔ na Abram
bena: Ʋu le wò anyigba dzi
kple fowòmeawo gbɔ kple fofowò
ƒe me, eye nayi anyigba, si mafia
wò la dzi![g] 2 Mawɔ wò dukɔ gã,
eye[h] mayra wò, mana wò ŋkɔ

[a] 9, 1. 19.
[b] 18, 21; Ps. 18, 10; 14, 2.
[d] Lu. 1, 51.
[e] 22, 20.
[f] Yos. 24, 2; Nex. 9, 7.
[g] Do. 7, 3; Heb. 11, 8.
[h] 24, 1. 35; Ps. 72, 17.

nanyɔ, eye[a] nazu yayra. 3 Mayra
amesiwo yra wò,[d] ke amesiwo doa
vlo wò la, maƒo fi ade wo, eye[e]
le wò me woayra anyigba dzi ƒo-
meawo katã le.

Abram ʋu yi Kanaan.

4 Tete Abram ʋu, abe alesi
Yehowa gblɔ nɛ ene, eye Lot
hã yi kplii. Abram xɔ ƒe blaadre
vɔ atɔ̃, esime wòʋu tso Xaran.
5 Eye Abram kplɔ srɔ̃a Sarai
kple tɔgãyɔvia Lot, eye wotsɔ
woƒe kesinɔnuwo katã kple ame-
siwo katã wokpɔ le Xaran la,
eye woʋu, be woayi Kanaan-
nyigba dzi, eye wova Kanaan-nyi-
gba la dzi. 6 Eye Abram tsa le
anyigba la dzi vaseḍe Sixem kple
Moreti gã la gbɔ; ke ɣemaɣi la
Kanaantɔwo le anyigba la dzi.

Dugbedodo gbãtɔ.

7 Eye Yehowa ḍe eḍokui fia
Abram gblɔ nɛ bena:[g] Wò dzidzi-
meviwo matsɔ anyigba sia ana.
Eye wòḍi vɔsamlekpui ḍe afima
na Yehowa, amesi ḍe eḍokui fiae.
8 Eye wòʋu tso afima yi ḍe to
dzi le Betel ƒe ɣedzeƒe, eye wòtu
eƒe agbadɔ ḍi; eḍe Betel ḍe ɣe-
toḍoƒe kple Ai ḍe ɣedzeƒe, eye
wòḍi vɔsamlekpui ɦa Yehowa[i]
heyɔ Yehowa ŋkɔ le afima. 9 Eye
Abram le ʋuʋum le dziehe gome
yim ʋeʋeʋe.

Abram nye amedzro le Egipte.

10 Eye dɔ to le anyigba la dzi.
Eye Abram yi ḍe Egipte, be wòa-
nye amedzro le afima; elabena
dɔa nu sẽ ŋutɔ le anyigba la dzi.[k]
11 Ke esi wògogo Egipte la, egblɔ
na srɔ̃a Sarai bena: Kpɔ ḍa, me-
nya bena, nyɔnu dzetugbe nènye.
12 Ne Egiptetɔwo akpɔ wò la,
ekema woagblɔ bena, srɔ̃e sia,
eye woawum; ke woana wòa na-
tsi agbe. 13 Gblɔ ko dzro bena,
nɔvinyenyɔnu nènye, ne manɔ
dedie le tawò, eye matsi agbe le
tawò! 14 Eye esi Abram va Egipte
la, Egiptetɔwo kpɔ nyɔnu la bena,
edze tugbe ŋutɔ. 15 Eye esi Fa-
rao ŋumewo kpɔe la, wokafui na
Farao, eye wokplɔ nyɔnu la va
Farao ƒe me. 16 Eye wòwɔ Abram
nyuie le eta, eye wòtsɔ alẽwo,
nyiwo, tedzitsuwo, kluviwo, kosi-
wo, tedzinɔwo kple kposɔwo nɛ.
17 Ke Yehowa ḍe fu geḍe na Fa-
rao kple eƒe aƒe katã le Sarai,

Abram srɔ̃ ŋuti.[b] 18 Eye Farao yɔ
Abram vɛ gblɔ nɛ bena: Nuka
enye si nèwɔ ḍe ŋunye; nukaŋuti
mègbloe nam bena, ye srɔ̃e wò-
nye o mahã? 19 Nukaŋuti nègblɔ
bena, ye nɔvinyɔnue, eye mena
wòzu srɔ̃nye mahã? Ke azɔ kpɔ
ḍa, meḍe asi le srɔ̃wò ŋuti na wò,
kplɔe yii! 20 Eye Farao dɔ ame-
wo, bena woakplɔ eya kple srɔ̃a
kple etɔwo katã aḍo ḍa.

Abram klã ḍa tso Lot gbɔ.

13. Ale Abram ʋu le Egipte kple
srɔ̃ kple nusiwo katã le esi
la, hekpe ḍe Lot ŋuti, gatrɔ va
dziehe gome. 2 Eye lãwo, klo-
salo kple sika geḍe le Abram si
taŋ.[f] 3 Eye wòzɔ tso dziehe gome
vaseḍe Betel, vaseḍe teƒe, si wòtu
eƒe agbadɔ ḍo tsã, le Betel kple
Ai dome, 4 afisi wòḍi vɔsamle-
kpui ḍo gbã. Eye [h]Abram yɔ Ye-
howa ƒe ŋkɔ le afima. 5 Ke Lot,
amesi ʋu kple Abram hã, kpɔ
alẽwo, nyiwo kple agbadɔwo. 6 Eye
anyigba mede wo nu bena, woanɔ
wo nɔewo gbɔ o; elabena woƒe
kesinɔnuwo sɔ gbɔ akpa, eyata
womete ŋu nɔ wo nɔewo gbɔ o.
7 Eye dzre dzɔ ḍe Abram ƒe lã-
nyilawo kple Lot ƒe lãnyilãwo
dome. Ke Kanaanitɔwo kple Pe-
rizitɔwo hã nɔ anyigba la dzi le
ɣemaɣi me. 8 Tete Abram gblɔ
na Lot bena: Megana dzre nanɔ
mía kpli wò, nye lãnyilawo kple
wò lãnyilawo dome o, elabena
nɔviwo míenye.[l] 9 Alo menye
anyigba blibo la nye esi le ŋku-
wò me oa? De megbe tso gbɔnye
dzro! Ne ètia mia me la, matsɔ
ḍusi me, eye ne ètia ḍusi me la,
matsɔ mia me. 10 Tete Lot tsa
ŋku Yordan-nutowo katã me, eye
wòkpɔ bena, tsi li ŋutɔ, elabena
Yehowa metsrɔ̃ Sodom kple Go-
mora haḍe o, ele abe Yehowa ƒe
abɔ me ene, eḍi Egipte-nyigba va-
seḍe Zoar ke. 11 Eye Lot tia
Yordan-nutowo me katã na eḍo-
kui, eye Lot ʋu yi ḍe ɣedzeƒe
gome; ale nɔvi kple nɔvi dome
klã. 12 Abram nɔ Kanaan-nyigba
dzi; ke Lot nɔ nuto ma ƒe duwo
me le eƒe agbadɔ hom le tutum,
vaseḍe esime wòḍo Sodom. 13 Ke
Sodomtɔwo nye ame badawo, eye
woda vo geḍe ḍe Yehowa ŋuti.[m]

a Ps. 72, 17.
b Ps. 105, 14.
d Mo. II. 23, 22.
e 18, 18; 22, 18; 26, 4; 28, 14; Dɔ. 3, 25; Gal. 3, 8.
f Lod. 10, 22.
g 13, 15; 15, 18; 17, 8; 24, 7; 26, 3. 4; 28. 13; 35, 12; Mo. II. 6, 4. 8; 32, 13; Yos. 21, 43; Dɔ. 7, 5.
h 12, 8.
i 4, 26.
k 20; 26, 1–11.
l Ps. 133, 1.
m 18, 20; 19, 4–9.

###### Mawu gado ŋugbe na Abram.

14 Esi Lot klã le Abram gbɔ
megbe la, Yehowa gblɔ na Abram
bena: Tsa ŋku tso afisi nèle, eye
nakpɔ anyiehe, dziehe, ɣedzeƒe
kple ɣetoɖoƒe ɖa. 15 Elabena
anyigba blibo la katã, si kpɔm
nèle la, matsɔe ana wò kple wò
dzidzimeviwo tegbetegbe.[b] 16 Eye [b 12, 7.]
mana wò dzidzimeviwo naɖo gbɔ
abe ʋuʋudedi ene ale be, ne
amea ɖe ate ŋu axlẽ ʋuʋudedi
la, eya koe ate ŋu axlẽ wò dzi-
dzimeviwo hã.[d] 17 Tsi tre natsa, [d 28, 14; Mo. IV. 23, 10.]
eye nakpɔ anyigba la ƒe didime
kple eƒe kekeme, elabena wòe
matsɔe ana! 18 Eye Abram le
eƒe agbadɔ hom le tutum, le ŋgɔ-
gbe yimii, eye wòva nɔ Mamre
ƒe ati gã gbɔ le Xebron-nutowo
me, eye wòɖi vɔsamlekpui ɖe afi-
ma na Yehowa.[e] [e 14, 13. 24.]

###### Fiawo ƒe aʋawɔwɔ.

14. Eye wòva me le ŋkeke mawo
me bena, Amrafel, Sinear-fia,
Ariok, Elasar-fia, Kedorlaomer, El-
am-fia kple Tideal, Goyim-fia, 2 wo-
va wɔa aʋa kple Bera, Sodom-fia,
Birsa, Gomora-fia, Sineab,[f] Adma- [f Mo. V. 29, 22.]
fia, Semeber, Zeboyim-fia, kple Be-
la- alo Zoar-fia. 3 Nenem me siawo
katã bla nu va Sidim-gbadzaƒe, afi-
si Dzeƒu le azɔ. 4 Ƒe wuieve sɔŋ
wosubɔ Kedorlaomer; ke le ƒe
wuietɔ̃lia me la wodze aglã. 5 Le
ƒe wuienelia me Kedorlaomer kple
fia, siwo kpe ɖe eŋuti la, va si
Refaitɔwo le Astarot-Karnayim,
Zuzitɔwo le Ham, Emitɔwo le Kir-
yatayim-gbadzaƒe 6 kple Xoritɔ-
wo le woƒe to Seir dzi vaseɖe
El-Paran, si te ɖe gbedzi lɔƒo.
7 Emegbe wotrɔ va En-Mispat,
si enye Kades, eye wosi Ama-
lekitɔwo katã kple Amoritɔ, si-
wo nɔ Xazazon-Tamar la hã.
8 Tete Sodom-fia, Gomora-fia,
Adma-fia, Zeboyim-fia kple Bela-
alo Zoar-fia woho, eye wodze aʋa
ɖe Sidim-gbadzaƒe 9 ɖe Kedor-
laomer, Elam-fia, Tideal, Goyim-
fia, Amrafel, Sinear-fia, kple Ariok,
Elasar-fia ŋuti; fia ene tsitre ɖe
fia atɔ̃ ŋuti. 10 Ke aŋɔʋe geɖewo
le Sidim-gbadzaƒe la. Esi Sodom-
kple Gomora-fia wosi la, woge ɖe
wo me; ke ame mamleawo si yi
to dzi. 11 Eye woha Sodom kple
Gomoratɔwo ƒe kesinɔnuwo kple
nuɖuɖuwo katã hedzoe. 12 Eye
wolé Lot, Abram ƒe tɔgãyɔvi,
amesi nɔ [a]Sodom hã, eye woha [a 13, 10–12.]
eƒe kesinɔnuwo dzoe.

###### Abram ɖe Lot.

13 Tete amea ɖe si va gblɔe
na Hebritɔ Abram, si le Amoritɔ
Mamre, Eskol kple Aner nɔvi
ƒe ati gãwo te la. Ame siawoe
bla nu kple Abram. 14 Azɔ esi
Abram se bena, woɖe aboyo nɔ-
via la, eɖe eƒemevi alafa etɔ̃ kple
wuienyi, amesiwo nya aʋawɔwɔ
la, eye wòti wo yome vaseɖe Dan.
15 Eye eya ŋutɔ kple eƒe amea-
wo dze aʋa va fiti wo le zã me
hesi wo, eye wonyã wo vaseɖe
Xoba le Damasko ƒe anyiehe. 16
Eye wògaxɔ kesinɔnuawo katã
kple nɔvia Lot hã le wo si hekpe
ɖe eƒe kesinɔnuawo, nyɔnuawo
kple ameha la ŋuti. 17 Azɔ esi
wòɖu Kedorlaomer kple fia, siwo
kpe ɖe eŋuti dzi hetrɔ gbɔna va
aƒe la, Sodom-fia va kpee le Sawe-
bali me, si woyɔna be fiabali me
la me.

###### Melxizedek yra Abram.

18 Ke [g]Melxizedek, [h]Salem-fia, [g Ps. 110, 4; Heb. 7, 1–4.] [h Ps. 76, 3.]
tsɔ abolo kple wein vɛ; ame
sia enye Mawu dziƒoʋitɔ ƒe nu-
nɔla. 19 Eye wòyrae gblɔ bena:
Mawu dziƒoʋitɔ, si wɔ dziƒo kple
anyigba, nayra Abram! 20 Eye
woakafu Mawu dziƒoʋitɔ, si tsɔ
wò futɔwo de asi na wò la! Tete
Abram tsɔ nuawo katã ƒe ewolia
nɛ. 21 Eye Sodom-fia gblɔ na
Abram bena: Tsɔ ameawo nam,
ne kesinɔnuawo nasusɔ na wò!
22 Ke Abram gblɔ na Sodom-fia
bena: Meta Yehowa, Mawu dziƒo-
ʋitɔ, si wɔ dziƒo kple anyigba la
23 bena, nyemaxɔ naneke atso
nusiwo katã nye tɔwò la me o,
ka loo, alo atokotaka gɔ̃ hã o, bena
nagagblɔ bena, yee wɔ Abram
wòzu kesinɔtɔ o! 24 Nyemele
naneke dim o, negbe nusi ɖeka-
kpuiawo ɖu, kple ŋutsu, siwo yi
kplim, Aner, Eskol kple Mamre
ƒe gome la ko woawo naxɔ wo
tɔ gome.

###### Mawu do vi ŋugbe na Abram.

15. Le nya siawo megbe la
Abram se Yehowa ƒe nya le
ŋutega me bena: Abram, megavɔ̃ o;

nye enye wò [a]akpoxɔnu; wò fetu
sɔ gbɔ ŋutɔ. 2 Tete Abram gblɔ
bena: Aƒetɔ Yehowa, esi vikoe
le wɔyem, eye ye nuwo dome-
nyila enye Damaskotɔ Eliezer la,
nuka gɔ̃ natsɔ nama? 3 Eye Abram
gblɔ bena: Mèna vim o, eye kpɔ
ḍa, nye aƒedzikpɔla anyi ye dome.
4 Ke Yehowa gblɔ nɛ bena: Me-
nye eya anyi wò dome o; boŋ
amesi nava dzi la, eya anyi wò
dome.

Abram ƒe xɔse.

5 Eye wòkplɔe yi ḍe xexe
gblɔ nɛ bena: Kpɔ dziƒo ḍa, eye
naxlẽ ɣletiviwo, ne àte ŋu axlẽ
wo la. Eye wògblɔ nɛ bena: Ne-
nema wò ƒome anɔ.[f] 6 Eye wòxɔ
Yehowa dzi se, eye wòbui nɛ dzɔ-
dzɔenyenyee.[g]

Mawu bla nu kple Abram.

7 Eye wògblɔ nɛ bena: Nye
enye Yehowa, si kplɔ wò tso
Ur le Kaldea, bena matsɔ anyi-
gba sia na wò, ne wòanye wò
domenyinu.[i] 8 Ke egblɔ nɛ be-
na: Aƒetɔ Yehowa, nuka me
madze sii le bena, matsɔe anyi
domee mahã?[k] 9 Eye wòḍo ŋu
nɛ bena: Lė nyinɔ, si xɔ ƒe etɔ̃,
gbɔ̃nɔ, si xɔ ƒe etɔ̃, agbo, si xɔ
ƒe etɔ̃, akpakpa kple ahɔne vɛ
nam! 10 Tete wòtsɔ nu siawo
katã vɛ nɛ[l] hefe wo me, eye wòḍo
akpa afafãawo ḍe agbaka eve me
ḍe wo nɔewo gbɔ; ke mefe xeawo
ya me o. 11 Tete xe ƒonuwo va
dze ḍe lãwo dzi, ke Abram nyã
wo ḍa. 12 Esi ɣe le to ḍom la,
Abram dɔ alɔ̃ yi me ʋĩ, eye
kpɔ ḍa, vɔvɔ̃ lée, eye tsizi do
dee.[n] 13 Eye wògblɔ na Abram
bena: Nyae, naganyae bena, wò
dzidzimeviwo anye amedzrowo le
anyigbaa ḍe, si menye wo tɔ o
la dzi, eye woasubɔ anyigba ma
dzi tɔwo, eye woamawo ate wo
ḍe anyi ƒe alafa ene sɔŋ.[o] 14 Gake
hã mava wɔ fu dukɔ, si subɔm
wole la, eye le esia megbe la
woatsɔ kesinɔnu gedewo adzoe.[p]
15 Ke wò la àyi ḍe tɔgbuiwòwo
gbɔ le ŋutifafa me, eye àku ame-
gã belibeli hafi àku. 16 Hafi wò
dzidzime enelia agatrɔ ava afisia,
elabena Amoritɔwo ƒe vodada
mesɔ gbɔ vɔ haḍe o. 17 Eye wòva
ve me bena, esime ɣe ḍo to, eye
viviti do la, kpɔ ḍa, dzudzɔ le

a Ps. 3, 4; 84, 12; 119, 114.
b 12, 7.
d 10, 15–18.
e Mo. IV. 13, 33.
f 22, 17; Mo. II. 32, 13; Mo. V. 1, 10.
g Ro. 4, 3–5. 18–22; Yak. 2, 23.
h 30, 3. 9; Kor. I. 7, 2.
i 11, 31.
k Fia. II. 20, 8; Lu. 1, 18.
l Yer. 34, 18. 19.
n Hl. 4, 13. 14.
o Mo. II. 12, 40; Dɔ. 7, 6.
p Mo. II. 3, 21. 22.
r 17, 20.

dodom le kpoa ḍe me kɔlikɔli,
eye dzo ƒe aḍe le dzi dem le lãwo
domee. 18 Le ŋkeke ma dzi Ye-
howa bla nu kple Abram gblɔ
bena:[b] Wò dzidzimeviwo matsɔ
anyigba sia, si tso Egipte-tɔsisi la
nu vaseḍe Frat-tɔsisi gã la nu
ana: 19 Kenitɔwo, Kinizitɔwo,
Kadmonitɔwo,[d] 20 Xititɔwo, Peri-
zitɔwo, [e]Refaitɔwo, 21 Amoritɔwo,
Kanaanitɔwo, Girgasitɔwo kple
Yebusitɔwo.

Abram ḍe Hagar.

16. Eye Abram srɔ̃ Sarai medzi
vi nɛ kpɔ o. Ke Egipte-nyɔ̃-
nua ḍe, si woyɔna be Hagar la,
nye eƒe kosi. 2 Eye Sarai gblɔ
na Abram bena: Kpɔ ḍa, Yehowa
xe nye vidzidɔ, eyata dɔ kple
nye kosi la, ḍewohĩ maxɔ mama-
yɔvi mahĩ? Eye Abram ḍo to
Sarai ƒe gbe.[h] 3 Le Abram ƒe
Kanaan-nyigba dzi nɔnɔ ƒe ewo
megbe la, Sarai, Abram srɔ̃, tsɔ
eƒe kosi, Egipte-nyɔnu Hagar, na
srɔ̃a Abram wòḍe. 4 Eye wòdɔ
kple Hagar, eye wòƒɔ fu. Ke esi
wòkpɔ bena, yeƒɔ fu la, eva eƒe
aƒenɔ kpɔ ge ḍe ƒomevii. 5 Eye
Sarai gblɔ na Abram bena: Nu
manyomanyo, si teƒe kpɔm mele
la, etso gbɔwò. Nye ŋutɔ metsɔ
nye kosi na wò; ke azɔ esi wò-
kpɔ bena, yeƒɔ fu ko la, eva kpɔ
ye ge ḍe ƒomevii. Yehowa nadrɔ̃
ʋɔnu le mía kpli wò dome! 6 Tete
Abram gblɔ na Sarai bena: Kpɔ
ḍa, wò kosi la le asiwò me, wɔ
nusianu, si nyo ŋuwò la, ḍe eŋu
faa! Tete Sarai bɔbɔe ḍe anyi;
eyata wòsi le egbɔ.

Hagar si, eye wògatrɔ gbɔ. Hagar dzi Ismael.

7 Ke Yehowa ƒe dɔla kpɔe le tsi-
vudoa ḍe, si le gbe dzi le Sur-mɔ dzi
la to. 8 Eye wògblɔ nɛ bena: Ha-
gar, Sarai ƒe kosi, afika nètso, eye
afika nèyina? Eḍo ŋu bena: Ɖe
mesi le nye aƒenɔ Sarai gbɔ. 9 Eye
Yehowa ƒe dɔla la gblɔ nɛ bena:
Trɔ yi wò aƒenɔ gbɔ, eye nabɔbɔ
ḍokuiwò ḍe ete! 10 Eye Yehowa
ƒe dɔla la gblɔ nɛ bena: Mawɔ
wò dzidzimeviwo nasɔ gbɔ ŋutɔ,
ale bena le woƒe agbɔsɔsɔ ta wo-
mate ŋu axlẽ wo o.[r] 11 Yehowa
ƒe dɔla la gagblɔ nɛ bena: Kpɔ
ḍa, èƒɔ fu, eye àdzi ŋutsuvi, eye

nayɔ efe ŋkɔ bena Ismael; ela-
bena Yehowa se wò konyi, si nèfa
le wò fukpekpe la ŋuti. 12 Awɔ
nu abe lu ene, akɔ asi dzi ḍe
amesiame ŋu, eye amesiame akɔ
asi dzi ḍe eya hã ŋu, eye wòa-
tigi nɔviawo katã ḍo.[b] 13 Tete
wòyɔ Yehowa, amesi ƒo nu kplii
la ƒe ŋkɔ bena: Wòe nye Mawu
nusianu kpɔla! Elabena egblɔ be-
na: Alo menye amesi le kpɔyem
la yome mekpɔ ḍa vavã oa?
14 Eyata woyɔ vudo ma bena:
Agbetɔ, si le kpɔyem la ƒe vudo;
ele Kades kple Bared dome.[d]
15 Eye Hagar dzi ŋutsuvi na
Abram, eye Abram tsɔ ŋkɔ na
ŋutsuvi, si Hagar dzi nɛ la, be
Ismael. 16 Abram xɔ ƒe blanyi
vɔ ade, esime Hagar dzi Ismael nɛ.

Abram xɔ ŋkɔ bena Abraham.

17. Esi Abram xɔ ƒe blaasieke vɔ
asieke la, Yehowa ḍe eḍokui
fia Abram, eye wògblɔ nɛ bena:
[f]Nye enye Mawu ŋusẽkatãtɔ;[g] zɔ
le ŋkunye me, eye nazu blibo!
2 Eye nye nubabla nanɔ mía kpli
wò dome, eye mana nasɔ gbɔ ḍe
edzi. 3 Tete Abram tsyɔ mo anyi,
eye Mawu ƒo nu kplii bena: 4 Kpɔ
ḍa, mebla nu kpli wò, eye nazu
dukɔ geḍewo fofo. 5 Eyata wo-
magayɔ wò bena Abram akpɔ o,
ke boŋ Abraham anye wò ŋkɔ.
Elabena meḍo wò dukɔ geḍewo
fofoe.[i] 6 Eye mana nadzi ḍe dzi
ŋutɔ, eye dukɔwo kple fiawo adzɔ
tso mewò. 7 Eye maḍo nye nu-
babla anyi le mía kpli wò kple
megbewòviwo katã dome, eye
wòanye nubabla mavɔ, bena ma-
nye wò ŋutɔ kple megbewòviwo
ƒe Mawu tegbee. 8 Eye matsɔ
Kanaan-nyigba blibo la katã, si
dzi [o]nènye amedzro le la, na wò,
be wòanye wò ŋutɔ kple megbe-
wòviwo tɔ tegbee, eye manye Ma-
wu na wo.

Aʋatsotso nubabla.

9 Eye Mawu gblɔ na Abra-
ham bena: Ke wò la lé ye nuba-
bla la me ḍe asi; wò ŋutɔ kple
megbewòviwo katã milé ye nu-
babla la me ḍe asi! 10 Nye nu-
babla, si le mía kpli mi kple me-
gbewòviwo dome, si me dim mele
be, mialé ḍe asi la, enye esi: Woa-
tso aʋa na ŋutsu sia ŋutsu le mia

dome![a] 11 Woaḍe miaƒe aʋanu-
yiwo ḍa, eye esia anye mía kple
mia dome nubabla la ƒe dzesi.
12 Ne ŋutsuvia ḍe xɔ ŋkeke enyi
le miaƒe ƒome sia ƒome me la,
woatso aʋa nɛ; eḍanye aƒevi alo
ame ƒeƒle, si menye tɔwò dzidzia
o. 13 Woatso aʋa na aƒevi kple
kluvi siaa, eye wòanye nye nuba-
bla ƒe dzesi le miaƒe ŋutilã ŋu
tegbee. 14 Eye ne ŋutsua ḍe li,
si womeḍe aʋanuyi ḍa nɛ o la,
woaḍe nenem boloboloto sia ḍa
le efe dukɔ la dome, elabena etu
nye nubabla la.

Sarai xɔ ŋkɔ bena Sara.

15 Eye Mawu gagblɔ na Abra-
ham bena: Megayɔ srɔ̃wò Sarai
bena Sarai azɔ o, ke boŋ Sara
anye efe ŋkɔ. 16 Mayrae, eye
mana wòadzi ŋutsuvi hã na wò.
Mayrae ale bena, wòava nye du-
kɔwo kple dukɔwo dziḍulawo
dada. 17 Tete Abraham tsyɔ mo
anyi, eye [e]wòko nu, elabena esusu
le efe ta me bena: Alo[h] ḍe woa-
dzi vi na ŋutsu, si xɔ ƒe alafa
ḍeka laa? Alo ḍe Sara, si xɔ ƒe
blaasieke la, agate ŋu adzi vi
mahã? 18 Eye Abraham gblɔ na
Mawu bena: Ismael netsi agbe
na wò ko!

Mawu ḍo Isak ŋugbe na Abraham.

19 Tete Mawu gblɔ bena: Nya-
teƒe! Srɔ̃wò Sara adzi ŋutsuvi
na wò, eye nayɔ efe ŋkɔ bena
Isak, eye [k]mabla nu kple eya
kpakple emegbeviwo tegbee. 20 Ke
le Ismael tɔ gome la, mese wò
nyawo. Kpɔ ḍa, mayrae, eye
mana wòadzi, eye[l] wòasɔ gbɔ ḍe
dzi.[n] Adzi fia wuieve, eye mawɔe
wòazu dukɔ gãa ḍe. 21 Ke mabla
nu kple Isak, amesi Sara adzi na
wò le ƒe, si gbɔna ƒe woaléwoɣi
la. 22 Esi Mawu wu efe nuƒoƒo
nu kplii la,[p] eḍzo yi dzi le Abra-
ham gbɔ.
23 Gbemagbe tututu Abraham
tso via Ismael kple amesiwo katã
wódzi le efe me, kple efe kluvi-
wo, ŋutsu sia ŋutsu, si le Abra-
ham ƒe me la ƒe aʋanuyiwo ḍa,
abe alesi Mawu gblɔ nɛ ene.
24 Abraham xɔ ƒe blaasieke vɔ
asieke, hafi wotso aʋa nɛ, 25 eye
via Ismael xɔ ƒe wuietɔ̃ hafi wo-
tso aʋa nɛ. 26 Gbe ḍeka ma ke
wotso aʋa na Abraham kple via

[a] Mo. III. 12, 3; Dɔ. 7, 8.
[b] 25, 18.
[d] 24, 62; 25, 11.
[e] 18, 12; 21, 6.
[f] 35, 11; Mo. II. 6, 3.
[g] 48, 15.
[h] Lu. 1, 18.
[i] Ro. 4, 11. 17.
[k] 26, 3.
[l] 16, 10; 21, 13. 18.
[n] 25, 16.
[o] 23, 4; 35, 27; Heb. 11, 9–16.
[p] 35, 13.

Ismael. 27 Eye eƒe me ŋutsuwo katã, amesiwo wodzi le eƒe me, kple dzrovi, siwo woƒle kple ga la, wotso aʋa kpe ɖe eŋu.

### Yehowa ɖe eɖokui fia Abraham.

**18.** Eye Yehowa ɖe eɖokui fiae le Mamre ƒe ati gãwo gbɔ, le esime wòbɔbɔ nɔ eƒe agbadɔ nu le ŋdɔ me. 2 Esi wòfɔ mo te la, kasia ekpɔ ŋutsu etɔ̃ le tsitre le eŋgɔ ɖa; eye esi wòkpɔ wo ko la, eƒu du tso eƒe agbadɔ nu yi ɖakpe wo, eye wòbɔbɔ tsyɔ mo anyi.[a] 3 Tete wògblɔ bena: Aƒetɔ, ne ève nunye la, ekema megato wò dɔla ŋu yi o. 4 Woaku tsi via ɖe vɛ, ne miaklɔ miaƒe afɔwo ŋuti; emegbe la miagbɔ ɖe eme vie, 5 eye matsɔ abolo via ɖe vɛ, ne miaɖo ŋusẽ mia ɖokui hafi adzo; elabena esia ta mieva to miaƒe dɔla gbɔ ɖo. Eye woxɔ dzi bena: Wɔ, abe alesi nègblɔ ene! 6 Tete Abraham ƒu du yi ɖe Sara gbɔ le agbadɔ me, eye wògblɔ nɛ bena: Wɔ kaba, ku wɔ memee asiʋlo etɔ̃a ɖe, nablui, eye natsɔe atɔ tatalii. 7 Eye Abraham ƒu du yi ɖe nyiwo dome, eye wòlé nyivi nyuia ɖe tsɔ na eƒe dɔla wòɖawu enumake, eye wòmee wòbi nyuie. 8 Eye wòtsɔ notsi kpekẽtɔ kple notsi tsrolotɔ hekpe ɖe nyilã memee la ŋu va ɖo wo kɔme; ke eya ŋutɔ tsitre ɖe wo gbɔ le atia te, esime wole nua ɖum.

### Yehowa gaɖo Isak ŋugbe na Abraham.

9 Eye wògblɔ nɛ bena: Afika srɔ̃wò Sara le? Eɖo ŋu bena: Ele agbadɔ me. 10 Eye wògblɔ nɛ bena: [k]Le ƒe, si gbɔna ƒe woalewoɣi la, magatrɔ ava gbɔwò, eye ŋutsuvi anɔ srɔ̃wò Sara si. Ke Sara le agbadɔ nu le emegbe le esem. 11 Eye Abraham kple Sara wotsi xɔ ƒe geɖe ŋutɔ, ale bena Sara megaléa gbe gɔ̃ hã o. 12 Tete [l]Sara ko nu ɖe dɔ me gblɔ bena: Esi metsi lé ayi ale la, ɖe nu agavivi nunyea? Eye[o] ye aƒetɔ hã ku amegã ɖeɖi! 13 Tete Yehowa gblɔ na Abraham bena: Nukaŋuti Sara le nu kom le susum bena: Nye amesi ku nyagã la, magate ŋu adzi via? 14 [p]Ðe nane sesẽ na Yehowa? Le ƒe, si gbɔna ƒe woleawoɣi la, magatrɔ ava gbɔwò, eye ŋutsuvi anɔ Sara si. 15 Tete Sara sẽ nu gblɔ bena: Nyemeko nu o; elabena ele vɔvɔ̃m. Ke egblɔ nɛ bena: O, èko nu tso!

### Sodom gbegblẽ gbɔgblɔɖi.

16 Esia megbe la ŋutsuawo dze mɔ tso afima, eye wokpɔ Sodom le abu me ɖa; ke Abraham yi kpli wo, be yeaɖo wo ɖa. 17 Eye Yehowa gblɔ bena: Ðe maɣla nusi wɔ ge mala la, ɖe Abraham, 18 esi wònye Abraham ava nye dukɔ gã sẽŋua ɖe, eye woaɣra anyigba dzi dukɔwo katã le eme laa?[b] 19 Elabena metiae, bena [d]wòaɖe se na emegbeviwo kple eƒe me katã bena, woalé ŋku ɖe Yehowa ƒe mɔ ŋuti, eye woawɔ nu dzɔdzɔe kple nu nyui, bena ne nusi ŋugbe Yehowa ɖo la, nava me na Abraham. 20 Tete Yehowa gblɔ bena: [e]Dodo ɖe Sodom kple Gomora ta sɔ gbɔ akpa, eye woƒe dzidadawo tso me akpa. 21 Eyata [f]maɖi ayi, ne [g]makpɔ bena, nya, siwo katã sem mele le wo ŋuti la, le eme loo, alo mele eme o, ne manya.

### Abraham ɖe kuku ɖe Sodom ta.

22 Esia megbe la ŋutsuawo [h]trɔ yi Sodom; ke Abraham gatɔ ɖe Yehowa gbɔ ko. 23 Eye Abraham te ɖe eŋu gblɔ bena: Ðe àtsrɔ̃ ame dzɔdzɔewo kple ame vɔ̃ɖiwo siaa mahã?[i] 24 Ðewohĩ ame dzɔdzɔe blaatɔ̃ anɔ dua me; ɖe àtsrɔ̃e, eye màtsɔe ake teƒe la le ame dzɔdzɔe blaatɔ̃, siwo le eme la ta o mahã? 25 Esia nede megbe xaa tso gbɔwò be, nagawu ame dzɔdzɔe kple ame vɔ̃ɖi siaa zi ɖeka, eye ame dzɔdzɔe nanɔ abe ame vɔ̃ɖi ene o! Esia nede megbe xaa tso gbɔwò! Ðe xexeame ƒe ʋɔnudrɔ̃la madrɔ̃ ʋɔnu dzɔdzɔe oa? 26 Yehowa ɖo ŋu nɛ bena: Ne makpɔ ame dzɔdzɔe blaatɔ̃ le Sodom-dua me la, ekema matsɔe ake teƒe blibo la le woawo ta.[n] 27 Abraham xɔ dzi gblɔ bena: Kpɔ ɖa, nye amesi nye anyi kple afi ko la, medo dzi be, maƒo nu kpli wò, Aƒetɔ! 28 Ðewohĩ ame atɔ̃ ato le ame dzɔdzɔe blaatɔ̃ me; le ame atɔ̃ ta la, ɖe àtsrɔ̃ du blibo la katã mahã? Eɖo ŋu be: O, ne makpɔ ame blane vɔ atɔ̃ le eme

- a Heb. 13, 2.
- b 12, 3.
- d Mo. V. 6, 7; 32, 46.
- e 19, 13.
- f 11, 5.
- g Ps. 34, 16. 17.
- h 19, 1.
- i Mo. IV. 16, 22; Sam. II. 24, 17.
- k 17, 19; Ro. 9, 9.
- l 17, 17.
- n Yes. 65, 8; Mat. 24, 22; Xez. 22, 30.
- o Pet. I. 3, 6.
- p Lu. 1, 37.

la, nyematsrɔ̃e o. 29 Eye wògayi dzi fo nu kplii gblɔ bena: Ðewohĩ woakpɔ ame blane le eme. Eḍo ŋu be: Le ame blane ta nyemawɔe o. 30 Eye wògblɔ bena: Afetɔ,[b] megabi dzi be, megale nu fo ge o loo! Ðewohĩ woakpɔ ame blaetɔ̃ le eme. Eḍo ŋu nɛ bena: Ne makpɔ ame blaetɔ̃ le eme la, nyemawɔe o. 31 Eye wògblɔ nɛ bena: Kpɔ ḍa, medo dzi be, mafo nu kpli wò Afetɔ. Ðewohĩ woakpɔ ame blave le eme. Eḍo ŋu nɛ be: Le ame blave ta nyematsrɔ̃ wo o. 32 Eye wògblɔ be: Afetɔ, megabi dzi o loo, ne magafo nu zi ḍeka pɛ ko. Ðewohĩ woakpɔ ame ewo le eme. Eḍo ŋu nɛ be: Le ame ewo ta nyematsrɔ̃ wo o. 33 Ke esi Yehowa wu nufofo kple Abraham nu la, edzo; eye Abraham hã trɔ yi afe.

Sodomtɔwo fe nu tovo wɔwɔ.

19. Mawudɔla[f] eveawo va ḍo Sodom le fiẽ me, eye Lot bɔbɔ nɔ Sodom gbo nu. Ke esi Lot kpɔ wo la, etsi tre yi ḍakpe wo, eye wòbɔbɔ tsyɔ mo anyi. 2 Eye wògblɔ bena: Oo, nye afetɔwo, mitrɔ va dze miafe dɔla gbɔ, ne miatsi adɔ, eye miaklɔ miafe afɔwo ŋu; etsɔ ŋdi kanya hafi miagadze miafe mɔ dzi. Ke woḍo ŋu nɛ bena: O, míatsi dugbɔdzi le ablɔ me adɔ boŋ. 3 Eye esi wòfoe ḍe wo nu ʋuu la, wotrɔ va dze efe me. Eye wòtɔ tatali heḍo kplɔ̃ na wo, eye woḍu nu. 4 Ke esi womekpɔ mlɔ anyi haḍe o la, Sodom ŋutsuwo, ḍekakpuiwo kple ame tsitsiwo, keke dua fe mlɔenutɔwo ke hã va, eye woḍe to ḍe afe la. 5 Tete wodo ɣli yɔ Lot gblɔ bena: Afika ŋutsu, siwo va gbɔwò egbe fiẽ la le? Kplɔ wo do go va mía gbɔe, ne míanya wo. 6 Eye Lot do go yi wo gbɔ le agbo la godo, eye wòtu ʋɔ ḍe wo nu. 7 Eye wògblɔ bena: Nɔvinyewo, migawɔ nu baḍa o! 8 Mikpɔ ḍa, vinyenyɔnu eve li, amesiwo medɔ ŋutsu gbɔ kpɔ o, makplɔ wo vɛ na mi, ne miawɔ nusi mielɔ̃ la, ḍe wo ŋu faa; ḍeko migawɔ nu baḍa ḍe ŋutsu siawo ŋu o, elabena esiata wova dze gbɔnye do. 9 Eye wodo ɣli ḍe eta gblɔ bena: Te ḍa afia! Wò amedzro ḍeka hɔ̃ sia, si va dze mía gbɔ la, nanɔ ḍokuiwò wɔm amegãe alea? Azɔ la míawɔ vɔ̃ ḍe wòa ŋuwò wu woawo gɔ̃. Eye[a] wonyẽ zi ḍe Lot dzi gbidigbidi, be yewoagbã ʋɔa. 10 Ke ŋutsuawo do abɔ ḍa he Lot va wo ḍokui gbɔe le afea me, eye wotu ʋɔa. 11 Eye[d] wotsɔ ŋkuagbã fo ŋutsu, siwo le xexe le ʋɔtrua nu, ḍeviwo kple ame tsitsiwo siaa, ale bena ḍeḍi koe te wo ŋu dzodzro le ʋɔtrua nu didi me.

Lot dede.

12 Eye ŋutsuawo gblɔ na Lot bena: Amea ḍewo gale asiwò le afisia? Kplɔ towòwo kple viwònyɔnuwo kple tɔwò tɔ, siwo katã le dua me la, do go tso tefe sia. 13 Míele tefe sia tsrɔ̃ ge, elabena[e] dodo ḍe wo ta ḍi ḍe Yehowa fe to me; eyata Yehowa dɔ mí ḍa, bena míatsrɔ̃e. 14 Tete Lot do go yi ḍagblɔe na toa, siwo le vianyɔnuwo ḍe ge la bena: Mitso, ne[g] miado le du la me, elabena Yehowa le etsrɔ̃ ge! Ke toawo bui nukonyae.

15 Esi dzite tso la, mawudɔlawo fo du ḍe Lot te gblɔ bena: Tso nakplɔ srɔ̃wò kple viwònyɔnu eve, siwo le gbɔwò la, ne mègatsrɔ̃ le du la fe vodada ta o! 16 Ke esi wòle tɔtrɔm la, ŋutsuawo lé eya kple srɔ̃a kpakple vianyɔnu eveawo fe alɔnu hekplɔ wo do goe, eye woḍe asi le wo ŋu ḍe du la godo; elabena Yehowa ve woawo nu. 17 Eye esi wokplɔ wo do goe vɔ la, wogblɔ bena: Ekpo ḍe asiwò azɔ, eyata ḍe ḍokuiwò! Megakpɔ megbe o, eye megatɔ ḍe afia ḍeke hã o; ke boŋ si yi ḍe to la dzi, bena mègatsrɔ̃ o![h] 18 Ke Lot gblɔ bena: O, Afetɔ, meganɔ nenema o! 19 Kpɔ ḍa, ève wò dɔla nu xoxo, eye wò amenuveve, si nètsɔ ve nunye be, megale agbe la, esɔ gbɔ. Gake ḍewo nyemate ŋu asi aḍe toa dzi, hafi gbegblẽ la nava tum, eye maku o mahĩ. 20 Kpɔ ḍa, dua ḍe nye kem tsɔ ḍe mía gbɔ, ne masi ayi ḍe afima. Du suea ḍe ko wònye; eyata na mɔm, ne masi ayi ḍe eme, bena matsi agbe! Alo menye du suea ḍe ko wònye oa? 21 Eye wògblɔ nɛ bena: Le nya sia me hã meḍo to wò, eye

[a] Pet. II. 2, 7. 8.
[b] Dɔn. 6, 39.
[d] Fia. II. 6, 18.
[e] 18, 20.
[f] 18, 22.
[g] Mo. IV. 16, 21.
[h] Mat. 24, 16.

nyemagblẽ du, si nèwɔnɛ la o.
22 Ɖe abla yi afima kaba; ela-
bena nyemate ŋu awɔ naneke o,
vaseḍe esime naḍo afima. Eyata
woyɔa du la be Zoar. 23 Eye ɣe
dze, hafi Lot ḍe Zoar.

Sodom tsɔtsrɔ̃.

24 Eye Yehowa na aŋɔ kple dzo
dza tso dziƒo tso Yehowa gbɔ ḍe
Sodom kple Gomora dzi.[d] 25 Eye
wotsrɔ̃ du siawo kple nuto ma me
katã; dua me nɔlawo tsrɔ̃, eye nusi-
wo miena ḍe anyigba dzi hã gblẽ.
26 Ke srɔ̃a nyè kɔ kpɔ megbe,
eye wòzu dzekɔ.[e] 27 Eye Abra-
ham fɔ ŋdi kanya yi ḍe teƒe, si
wòtsi tre ḍe Yehowa ƒe ŋku me
le tsã la. 28 Eye esi wòkpɔ So-
dom kple Gomora kple afima nu-
towo katã me le abu me ḍa la,
kpɔ ḍa, dzudzɔ gãa ḍe le dzi dem
tso anyigba la dzi abe aŋɔḍaƒe
ene. 29 Esi Mawu tsrɔ̃ nuto ma
me duawo la, eḍo ŋku Abraham
dzi, eye wòḍe Lot hekplɔe tso
du, siwo me Lot nɔ la ƒe gbe-
gblẽ me.

Lot vinyɔnuwo wɔ nuʋɔ̃.

30 Eye Lot kple vianyɔnu evea-
wo dzo le Zoar yi ḍanɔ to la dzi,
elabena ele Zoar nɔnɔ vɔ̃m, eye
woa kple vianyɔnu eveawo va nɔ
agadoa ḍe me. 31 Eye tsitsitɔ
gblɔ na ḍevitɔ bena: Mía fofo tsi,
eye ŋutsua ḍeke megale anyigba
dzi aḍe mí le amegbetɔwo ƒe kɔ
la nu o. 32 Va míana wein mía
fofo wòano, eye[g] míadɔ egbɔ, ne
wòado fu mí míadzi vi. 33 Tete
wona wein wo fofo le zã ma me
wòno, eye tsitsitɔ yi ḍamlɔ fofoa
gbɔ; ke eya menya naneke le
eƒe egbɔ mɔmlɔ kple fɔfɔdzo ŋuti
o. 34 Esi ŋu ke la, tsitsitɔ la gblɔ
na ḍevitɔ bena: Eto ƒe zã la
memlɔ fofonye gbɔ. Míagana
wòano wein egbe ƒe zã hã; eke-
ma wò hã nayi aḍamlɔ egbɔ, bena
mía fofo nado fu mí míadzi vi.
35 Eye le zã sia me hã wona wein
wo fofo wòno, eye ḍevitɔ hã yi
ḍamlɔ egbɔ; ke eya menya na-
neke le eƒe egbɔ mɔmlɔ kple
fɔfɔdzo ŋuti o. 36 Ale wɔ Lot do
fu vianyɔnu eveawo. 37 Eye tsi-
tsitɔ dzi ŋutsuvi, eye wòtsɔ ŋkɔ
nɛ bena Moab; eya nye egbegbe
Moabitɔwo tɔgbui.[h] 38 Eye ḍevitɔ

[a] Mo. V. 2, 19.
[b] 12, 9. 10; 26, 1.
[d] Mo. V. 29, 22; Ps. 11, 6; Am. 4, 11; Lu. 17, 29.
[e] Lu. 17, 32.
[f] Ps. 105, 15.
[g] Mo. III. 18, 7.
[h] Mo. V. 2, 9.

hã dzi ŋutsuvi, eye wòtsɔ ŋkɔ nɛ
be Ben-Ami, eya nye Amonitɔwo
tɔgbui.[a]

Abimelex na wokplɔ Sara vɛ nɛ.

20. Eye Abraham ʋu le afima yi
ḍe dziehenyigba dzi heva nɔ
Kades kple Sur dome, eye wònɔ
Gerar vie.[b] 2 Eye Abraham gblɔ
le srɔ̃a Sara ŋuti bena, ye nɔvi-
nyɔnue; eyata Abimelex, Gerar-fia,
na wokplɔ Sara vɛ na ye. 3 Ke le
zã me la Mawu va Abimelex gbɔ
le drɔ̃eƒe gblɔ nɛ bena: Kpɔ ḍa,
àku kokoko le nyɔnu, si nèxɔ la
ta, elabena ame srɔ̃e. 4 Ke Abi-
melex mede asi eŋu haḍe o, eye
wògblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, ame ma-
ḍifɔwo hãe ŋawua? 5 Alo menye
eya ŋutɔ gblɔ nam bena, ye nɔvi-
nyɔnue, eye nyɔnua hã gblɔ nam
bena, ye nɔviŋutsue oa? Nye dzime
kɔ, eye nye asi dza le ekpɔkplɔ me.
6 Tete Mawu gblɔ nɛ le drɔ̃eƒe
bena: Nye hã menyae bena, wò
dzime kɔ le ewɔwɔ me; eyata
metso wò xɔ ḍo, be nagade asi
eŋu ahawɔ nuʋɔ̃ ḍe ŋunye o. 7 Azɔ
gagbugbɔ nyɔnu la na srɔ̃a, ela-
bena [f]nyagblɔḍila wònye, eye
wòaḍe kuku ḍe tawò, be natsi
agbe. Ke ne mèḍe asi le eŋu o
la, ekema nyae bena, mia kple
afewòmetɔwo katã miaku. 8 Esi
Abimelex fɔ ŋdi la, eyɔ eƒe dɔ-
lawo katã vɛ heto nya siawo katã
na wo, eye ŋutsuawo vɔ̃ ŋutɔ.
9 Tete Abimelex yɔ Abraham,
eye wògblɔ nɛ bena: Nuka nye
esi nèwɔ ḍe mía ŋu? Nuvɔ̃ ka
gɔ̃ mewɔ ḍe ŋuwò bena, nèhe
dzɔgbevɔ̃e gã sia va nye ŋutɔ
kple nye fiaduƒe la dzi mahã?
Nusi womewɔna o la, eya nye
esia nèwɔ ḍe ŋutinye. 10 Eye
Abimelex gagblɔ na Abraham
bena: Nukae nèḍo ḍe ŋunye, hafi
wɔ nu sia? 11 Abraham gblɔ
bena: Mebu be, afisiatɔwo manya
vɔ̃a Mawu o, eye woawum le srɔ̃-
nye ta mahĩ. 12 Evɔ, nyateƒe,
nɔvinyenyɔnue; elabena fofonye
vie, gake menye danye vie o, eye
meḍee. 13 Esi Mawu gblɔ nam
bena, maʋu le fofonye ƒe me ayi
dzronyigba dzi la, eya me kee
megblɔ nɛ bena: Ve nunye, eye
afisiafi, si míava la, nagblɔ bena,
ye nɔviŋutsu menye.

Abimelex na wogakplɔ Sara vɛ na Abraham kple nunanawo.

14 Tete Abimelex tsɔ alẽwo, nyiwo, kluviwo kple kosiviwo na Abraham, eye wògagbugbɔ srɔ̃a Sara hã nɛ. 15 Eye Abimelex gblɔ bena: Nye anyigba enye si, nɔ afisiafi, si nyo ŋuwò. 16 Eye wògblɔ na Sara bena: Kpɔ ɖa, metso afia na wò, eye metsɔ klosalo akpe ɖeka na nɔviwò heɖe ŋukpe le mo na wò le gbɔwò viwo katã ŋku me. 17 Eye Abraham ɖe kuku na Mawu ɖe Abimelex kple srɔ̃a kple atsusiawo katã ta, eye wòyɔ dɔ wo, bena woate ŋu adzi vi. 18 Elabena Yehowa xe nyɔnu, siwo katã le Abimelex ƒe me la ƒe vidzidɔ le Sara, Abraham srɔ̃ la ta.

Isak dzidzi.

**21.** Ke Yehowa ɖo ŋku ŋugbe, si wòdo na Sara la dzi, eye Yehowa wɔ na Sara, abe alesi wògblɔ ene.[b] 2 Ale Sara fɔ fu, eye wòdzi ŋutsuvi na Abraham le eƒe amegãkuku me le ɣeyiɣi, si Mawu gblɔ ɖi xoxo la dzi.[d] 3 Eye Abraham yɔ ŋutsuvi, si Sara dzi nɛ la ƒe ŋkɔ bena Isak.[e] 4 Esi via Isak xɔ ŋkeke enyi la, Abraham tso aʋa nɛ, abe alesi [f]Yehowa ɖe se nɛ ene. 5 Ke Abraham xɔ ƒe alafa ɖeka, esime wodzi via Isak nɛ.[h] 6 Eye Sara gblɔ bena: Mawu [i]do nukokoe nam, eye amesiame, si asee la, ako nu le ŋutinye. 7 Eye wògblɔ bena: Ameka susu le Abraham ŋuti bena, Sara ana no viwo mahã? Elabena medzi ŋutsuvi nɛ le eƒe amegãkuku me. 8 Eye ɖevi la tsi, eye wòɖi no, eye gbesigbe Isak ɖi no la, Abraham ɖo kplɔ̃ gãa ɖe.

Ismael kple dada nyanyã.

9 Ke esi Sara kpɔ bena, Egiptenyɔnua Hagar ƒe vi, si wòdzi na Abraham, lɔ̃a gafluinuwɔwɔ la, 10 egblɔ na Abraham bena: [n]Nyã kosi sia kple via ɖa; elabena kosi sia ƒe vi mate ŋu anyi dome kple vinye Isak o. 11 Ke nya la medze Abraham ŋu o le viaŋutsu la ta. 12 Eye Mawu gblɔ na Abraham bena: Megana nya sia nave wò le ŋutsuvi la kple wò kosi la ta o; ke boŋ ɖo to Sara le nusianu, si wòɖi tso gbɔwò la me, [p]elabena Isak me wò dzidzimeviwo adzɔ tso. 13 Ke[a] mana dukɔ nadzɔ tsó kosi la ƒe vi hã me, elabena viwòe. 14 Eye Abraham fɔ ŋdi kanya tsɔ abolo, eye wòku tsi ɖe lãgbalẽgolo me taŋ, eye wòtsɔ ɖevi la kple nu mawo ɖo abɔta na Hagar hedo mɔ wo. Ke esi wole yiyim la, wova tra mɔ le Beer-Seba gbe dzi. 15 Esi lãgbalẽgolo me tsi la vɔ la, etsɔ ɖevi la yi ɖamlɔ ati dodoea ɖe te, 16 eye wòyi ɖabɔbɔ nɔ ɖevi la kasa le adzɔge boo, wo dome didi abe aŋutrɔ ƒe dudiɖi me ene; elabena egblɔ bena: Nyemate ŋu akpɔ ɖevi la ƒe kuƒe o. Eyata wòyi ɖabɔbɔ nɔ adzɔge boo ɖo; tete ɖevi la de asi avifafa me sesie. 17 Ke Mawu se ɖevia ƒe avifafa, eye mawudɔla yɔ Hagar tso dziƒo gblɔ nɛ bena: Hagar, nuka le wɔwòm? Megavɔ̃ o, elabena Mawu se ɖevi la ƒe gbe tso afisi wòle. 18 Tsi tre, yi ɖakɔ ɖevi la, eye nalée ɖe asi, elabena mana wòazu dukɔ gãa ɖe. 19 Tete Mawu ʋu eƒe ŋkuwo, eye wòkpɔ tsivudoa ɖe. Enumake wòyi ɖaku tsi ɖe lãgbalẽgolo la me taŋ, eye wòna ɖevia wòno. 20 Eye Mawu nɔ kple ɖevi la, eye wòtsi, eye wònɔ gbe dzi hezu aŋutrɔdala. 21 Eye wònɔ Paran-gbe dzi, eye dada ɖe srɔ̃ nɛ tso [g]Egipte-nyigba dzi.

Abraham bla nu kple Abimelex.

22 Le ɣemaɣi me la Abimelex kple eƒe aʋafia Pixol wogblɔ na Abraham bena: Mawu li kpli wò le nusianu, si nèwɔna la me.[k] 23 Azɔ ka atam le Mawu ƒe ŋku me le afisia be, nagable nye ŋutɔ, vinyewo kple nye dzidzimeviwo o! Abe alesi [l]meve nuwòe ene la, nenema ke wò hã nawɔ nam kple anyigba, si dzi nènye amedzro le la! 24 Eye Abraham gblɔ bena: Melɔ̃, maka atam la. 25 Tete Abraham ƒo nu kple Abimelex le tsivudo, si eƒe dɔlawo xɔ sesẽe la ŋuti.[o] 26 Abimelex xɔ edzi nɛ bena: Nyemenya amesi wɔ nu sia o, eye wò hã mègblɔ nyaa ɖeke le eŋuti nam kpɔ o; egbe ko hafi nye hã mese nyaa ɖe le eŋu. 27 Tete Abraham tsɔ alẽwo kple nyiwo na Abimelex, eye wo kple eve wobla nu. 28 Ke Abraham ɖe alẽvi adre ɖo vovo. 29 Eye

a 17, 20.
b 18, 10.
d Heb. 11, 11.
e 17, 19.
f 17, 11. 12.
g 16, 3.
h 17, 17; Ro. 4, 19.
i 18, 12.
k 26, 28.
l 20, 15.
n Gal. 4, 30.
o 26, 15. 18.
p Ro. 9, 7. 8; Heb. 11, 18.

Abimelex bia Abraham be: Alẽvi
adre, siwo nèɖo vovo la gɔme
ɖe? 30 Eɖo ŋu nɛ bena: Alẽvi
adre siawo naxɔ le asinye, ne
wòanye ɖase nam bena, nyee ɖe
vudo sia. 31 Eyata woyɔ teƒe ma
bena[d]Beer-Seba, elabena afima wo
ame eve la woka atam na wo
nɔewo le. 32 Eye esi wobla nu
le Beer-Seba la, Abimelex kple eƒe
aʋafia Pixol wodze mɔ gatrɔ yi
ɖe Filistitɔwo ƒe anyigba dzi. 33
Eye Abraham do atiwo ɖe Beer-
Seba, eye [f]wòyɔ Yehowa Mawu,
si le [g]agbe tegbee la ƒe ŋkɔ dzi
le afima. 34 Ke Abraham nye
amedzro le Filistitɔwo ƒe anyi-
gba dzi etefe didi.

Mawu do Abraham kpɔ.

**22.** Le nya siawo megbe la [h]Ma-
wu do Abraham kpɔ, eye wò-
gblɔ nɛ bena: Abraham! Eɖo ŋu nɛ
bena: Nye enye si! 2 Eye wògblɔ
nɛ bena: Kplɔ Isak, wò tenuvi, si
gbɔ mèlɔ̃a nu lena o la, yi ɖe
[l]Moria-nyigba dzi, eye natsɔe amè
nui le afima le vɔsamlekpui dzi le
toa ɖe, si mafia wò la dzi! 3 Tete
Abraham fɔ ŋdi kanya, bla akpa
na eƒe tedzi, eye wòkplɔ dɔla eve
kple via Isak ɖe asi, eye esi wòdze
nake ɖe numemea ŋu la, edze mɔ
yi teƒe, si Mawu gblɔ nɛ la. 4 Le
ŋkeke etɔ̃agbe la Abraham wu
mo dzi kpɔ teƒe la le adzɔge ɖa
ʋĩ. 5 Tete Abraham gblɔ na dɔ-
lawo bena: Mitsi afisia kple tedzi
la; ke mía kple vinye la míayi
afime aɖado gbe ɖa, emegbe mía-
gatrɔ ava mia gbɔ. 6 Eye Abra-
ham tsɔ numènake la ɖo ta na
via Isak, ke eya ŋutɔ ɖe dzo, eye
wòɖo hɛ asi; ale wo kpakple eve
woyi. 7 Tete Isak gblɔ na fofoa
Abraham bena: Fofonye! Eɖo ŋu
nɛ bena: Nye enye si, vinye! Eye
wògblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, dzo
kple nake enye si, ke afika alẽ
le míatsɔ amè nui? 8 Abraham
xɔ edzi bena: Vinye, Mawu ŋutɔ
adi alẽ míatsɔ amè nui. Eye wo
kpakple eve wogayi ŋgɔ. 9 Esi wo-
do teƒe, si Mawu gblɔ nɛ la, Abra-
ham ɖi vɔsamlekpui, eye wòfɔ
nakeawo ɖo edzi; emegbe la ebla
via Isak, eye wòkɔe mlɔ nake,
siwo le vɔsamlekpuia dzi la dzi.
10 Eye Abraham do asi ɖa tsɔ

a Yak. 2, 21.
b Yer. 7, 31.
d 26, 33.
e Ro. 8, 32.
f 12, 8.
g Yes. 40, 28; Ro. 16, 26.
h Heb. 11, 17; Yak. 1, 12.
i Heb. 6, 13.
k 13, 16; 15, 5; Heb. 11, 12.
l Kron. II. 3, 1.
n 24, 60.
o 12, 3; Gal. 3, 16.
p 11, 29.
r 24, 15.

hɛ, be yeawu via.[a] 11 Tete Ye-
howa ƒe dɔla yɔe tso dziƒo gblɔ
bena: Abraham, Abraham! Eye
wòtɔ bena: Nye enye si! 12 Eye
wògblɔ bena: [b]Megaka asi ɖevi
la ŋu o, eye megawɔ nanekee o!
Menyae azɔ bena, èvɔ̃a Mawu,
elabena [e]mète wò tenuvi lam o.
13 Tete Abraham fɔ kɔ dzi, eye
kpɔ ɖa, agboa ɖe nye ekem, si
ƒe dzowo ku aveka le emegbe,
eye Abraham yi ɖalé agbo la he-
tsɔ mè nui ɖe via teƒe. 14 Eye
Abraham yɔ teƒe ma bena: Afisi
Yehowa ɖe eɖokui fia le. Eyata
wogblɔna vaseɖe egbegbe bena:
Le to dzi, afisi Yehowa ɖea eɖo-
kui fiana le.

Mawu ɖo kpe ŋugbedodo la dzi.

15 Eye Yehowa ƒe dɔla gayɔ
Abraham zi evelia tso dziƒo 16 he-
gblɔ bena: [i]Meta ɖokuinye, ela-
bena esi nèwɔ nu sia, eye mète
wò tenuvi ɖeka lam o la, 17 eya-
ta [k]mayra wò geɖe ŋutɔ, eye
viwòwo asɔ gbɔ fũ abe dziƒo-
ɣletiviwo kple ƒutake ene, eye
wò dzidzimeviwo [n]atsɔ woƒe fu-
tɔwo ƒe duwo anyi domee. 18 To
wò dzidzimeviwo me woayra anyi-
gba dzi dukɔwo katã le, elabena
èɖo to nye gbe.[o] 19 Emegbe
Abraham gatrɔ va eƒe dɔlawo
gbɔ, eye wodze mɔ yi Beer-Seba,
eye Abraham nɔ Beer-Seba.

Nahor ƒe dzidzimeviwo.

20 Le nya siawo megbe la Abra-
ham se bena, [p]Milka hã dzi ŋu-
tsuviwo na nɔvia Naxor. 21 Woƒe
ŋkɔwo nye: Uz, eƒe ŋgɔgbevi,
kple nɔvia Bus, Kemuel, amesi
me Aramtɔwo dzɔ tso, 22 Kesed,
Haso, Pildas, Yidlaf kple Betuel.
23 Eye [r]Betuel dzi Rebeka. Ame
enyi siawo Milka dzi na Naxor,
Abraham nɔvi. 24 Eye srɔ̃ eve-
lia ŋkɔ nye Rehuma, eya hã dzi
Tebax, Gaham, Tahas kple Maxa
nɛ.

Sara ƒe ku kple eɖiɖi.

**23.** Sara xɔ ƒe alafa ɖeka kple
blave vɔ adre; esia nye Sara
ƒe agbe me ƒewo. 2 Eye Sara ku
le Kiryat-Arba, eya nye Xebron
le Kanaan-nyigba dzi. Eye Abra-
ham va, be wòafa konyi, eye wòafa
avi na Sara. 3 Eye Abraham tso

le ame kuku la gbɔ, eye wòƒo
nu kple Xitiviwo bena: 4 [a]Ame-
dzro menye le mia dome, mina
ameɖiƒem, bena matsɔ nye ame
kuku la aɖi ɖe afima! 5 Eye Xi-
tiviwo ɖo ŋu na Abraham bena:
6 Amegã, se mía gbe! Mawu ƒe
ame ɖoɖoa nènye le mía dome;
ɖi wò ame kuku la ɖe míaƒe ame
veviwo ɖiƒe. Mía dometɔa ɖeke
magbe bena, megaɖi wò ame ku-
kua ɖe eƒe ameɖiƒe o. 7 Tete
Abraham tsi tre, eye wòbɔbɔ na
anyigbadzitɔ, siwo nye Xitiviwo,
8 eye wòƒo nu kpli wo bena: Ne
mielɔ̃ bena, maɖi nye ame kukua
la, ekema miɖo tom, eye miɖe
kuku na Efron Zoxar-vi nam 9 be,
wòatsɔ eƒe kpeto Maxpela, si le
eƒe agble ƒe nuwuƒe la nam, eye
maxe fe ɖe eta blibo, ne wòanye
nye ameɖiƒe koŋ le mia dome.
10 Ke Efron le Xitiviawo dome.
Eye Efron Xititɔ la ɖo ŋu na
Abraham le Xitiviwo kple ame-
siwo katã va dua me la ƒe ŋku
me bena: 11 Nye amegã, ɖo tom!
Metsɔ agble la kple kpeto, si le
eme la, ke wò. Le nye dumetɔwo
katã ŋku me metsɔe ke wò, ɖi wò
ame kuku la ko! 12 Tete Abra-
ham bɔbɔ na duametɔwo, 13 eye
wòɖo ŋu na Efron bena: Mi dua-
meviwo misee! Maxe fe ɖe agble
la ta; meɖe kuku na wò, xɔ ga
le asinye, be mate ŋu aɖi nye ame
kukua ɖe afima! 14 Efron ɖo ŋu
na Abraham bena: 15 Amegã, se
nye gbe! Anyigba, si ke xɔ klo-
salo sekel alafa ene la, nuka wò-
nye le mía kpli wò domea? Ɖi
wò ame kukua ko. 16 Abraham
ɖo to Efron, eye Abraham xlẽ ho,
si Efron yɔ le Xitiviawo ŋku me
la nɛ, klosalo sekel alafa ene, ga
nyui, si asitsalawo xɔna. 17 Ale
Efron ƒe agble, si le Maxpela le
Mamre kasa, agble la kple kpeto,
si le eme, kple ati, siwo katã le
agblea me godoo la, 18 zu Abra-
ham tɔ le Xitiviawo kple amesiwo
katã va dua me la ŋku me. 19 Esia
megbe la Abraham ɖi srɔ̃a Sara
ɖe kpeto, si le Maxpela-gblea me
la me le Mamre kasa; esia enye He-
bron le Kanaan-nyigba dzi. 20 Ale
Xitiviwo ɖe asi le agble la [h]kple
kpeto, si le eme la ŋuti na Abra-
ham, be wòanye ameɖiƒe nɛ koŋ.

Isak ɖe Rebeka.

**24.** Eye Abraham tsi xɔ ƒe geɖe,
[a]eye Yehowa yra Abraham
le nuwo katã me.[b] 2 Eye Abraham
gblɔ na eƒe dɔla tsitsitɔ, si kpɔa
eƒe nuwo katã dzi bena: [d]Tsɔ wò
asi ɖo nye ali me, 3 eye nata Ye-
howa, dziƒo kple anyigba ƒe Mawu
la nam be, [e]màɖe srɔ̃ na vinye
atso Kanaantɔ, siwo dome mele
la ƒe nyɔnuviwo dome o; 4 ke
boŋ nayi mía denyigba dzi kple
ƒonyemeawo gbɔ, eye naɖe srɔ̃
na vinye Isak! 5 Dɔla la ɖo ŋu
nɛ bena: Evɔ, ne nyɔnua mehelɔ̃
be, yeakplɔm ɖo ava anyigba sia
dzi o la, ɖe magbugbɔ viwò la
ayi ɖe anyigba, si dzi nèʋu tso
la dzii mahã? 6 Abraham gblɔ
nɛ bena: Kpɔ nyuie, bena naga-
gbugbɔ vinye la ayi afimae o!
7 Yehowa, dziƒo Mawu, si ɖem
tso ƒoƒonye ƒe me kple mía de-
nyigba dzi, amesi ƒo nu kplim, eye
wòka atam nam bena: Wò dzi-
dzimeviwo matsɔ anyigba sia ana
la, aɖo eƒe dɔla ɖe ŋgɔwò, be
naɖe srɔ̃ na vinye la tso afima.[f]
8 Eye ne nyɔnua melɔ̃ be, yea-
kplɔ wò ɖo o la, ekema menye
wòe tu nye atam sia o; ɖeko me-
gakplɔ vinye la yi afimae gbeɖe
o! 9 Eye dɔla la tsɔ eƒe asi ɖo
eƒe aƒetɔ Abraham ƒe ali me, eye
wòka atam nɛ ɖe nya sia dzi.
10 Tete dɔla la ɖe kposɔ ewo tso
eƒe aƒetɔ ƒe kposɔwo dome, eye
wòtsɔ eƒe aƒetɔ ƒe nu vevi vo-
vovowo ɖe asi, eye wòdze mɔ
heyi Mesopotamia, ɖe [g]Naxor ƒe
du la me. 11 Le fiẽ, le nyɔnuwo
ƒe tɔmeɖeɣi la, ena kposɔawo tsyɔ
akɔ anyi ɖe dua xa le ʋuɖoa ɖe
to. 12 Eye wòɖo gbe ɖa gblɔ
bena: Yehowa, ye aƒetɔ Abraham
ƒe Mawu! Meɖe kuku, na wòadze
edzi nam egbea, eye nave nye
aƒetɔ Abraham nu! 13 Kpɔ ɖa,
mele tsitre ɖe vuɖoa to, eye ne
dua me nyɔnuviwo va tsi du ge,
14 eye ava me be, nyɔnuvia ɖe ava,
amesi magblɔ na bena: Na tsim
mano, eye wòaɖo ŋu nam be:
Noe, eye mana wò kposɔwo hã
nano la, ekema eyae nye nyɔnu,
si nèɖo ɖi na wò dɔla Isak, eye
eya me madze sii le be, ève nye
aƒetɔ nu! 15 Ke esi mekpɔ ɖe nu
le nya la me o la, kpɔ ɖa, Abra-

[a] 17, 8.
[b] 18, 2; Ps. 112, 2. 3.
[d] 47, 29.
[e] 28, 1; Mo. 11. 34, 16.
[f] 12, 1. 7.
[g] 11, 31; 27, 43.
[h] 25, 9. 10; 47, 30.

ham nɔvi Naxor srɔ̃ Milka vi, [a]Be- a 22, 22.
tuel ƒe vinyɔnuvi Rebeka lé ze
ḍe abɔta va tsi du ge. 16 Eye
nyɔnuvi la dze tugbe ŋutɔ, ḍetu-
gbi, si ŋutsua ḍeke meḍe asi eŋu
kpɔ o la wònye, eye wòyi ḍe vu-
doa me ḍaku tsi ḍe eƒe ze la me,
eye wògado go. 17 Tete dɔla la
ƒu du yi ḍakpee gblɔ bena: Meḍe
kuku na wò, na tsi via ḍem mano!
18 Eye wògblɔ bena: Amegã, ànoe.
Enumake wòdro ze la ḍi, eye wò-
nae wòno. 19 Esi wòḍi kɔ la, nyɔ-
nuvi la gblɔ nɛ bena: Madui na
wò kposɔwo hã, vaseḍe esime
wòaḍi kɔ na wo. 20 Enumake
wòkɔ tsia ḍe lãto la me, eye wò-
gaƒu du yi vudoa me ḍadu tsi la,
eye wòḍu tsi na eƒe kposɔwo
katã. 21 Ke ŋutsu la zi kpi le
ekpɔm dũ, ne yeadze sii be, ḍe
Yehowa na yeƒe mɔzɔzɔ dze dzi
loo, alo medze edzi o. 22 Esi kpo-
sɔwo ḍi kɔ la, ŋutsu la tsɔ sika-
ŋɔtigɛ, si da sekel afã, kple alɔ-
nugɛ eve, siwo da sekel ewo la,
do nɛ. 23 Eye wògblɔ nɛ bena:
Ameka vi nènyea? Meḍe kuku, b 17, 1.
gblɔe nam, ḍe dzeƒe le fofowò ƒe
mea? 24 Eḍo ŋu nɛ bena: Betuel,
Milka vi, si wòdzi na Naxor la
vinyɔnu menye. 25 Eye wòga-
gblɔ nɛ bena: Aƒla kple gbe le
mía si fũ, eye dzeƒe hã li. 26 Eye
ŋutsu la dze klo na Yehowa he-
tsyɔ mo anyi 27 gblɔ bena: Woa-
kafu Yehowa, nye aƒetɔ Abraham
ƒe Mawu, amesi meŋlɔ nye aƒetɔ
be le enuveve kple nuteƒewɔwɔ
nɛ me o la. Elabena Yehowa fia
mɔm, eye wòkplɔm va nye aƒetɔ
nɔviwo gbɔe. 28 Ke nyɔnuvi la
ƒu du yi aƒe me, be wòaḍagblɔ
nya siawo na dadaa.
29 Ke nɔviŋutsu le Rebeka si,
eŋkɔ nye Laban. Esi wòkpɔ ŋɔ-
tigɛ kple alɔnugɛ le nɔvia ŋu,
eye wòse Rebeka ƒe nya bena,
ale kple ale ŋutsua gblɔ nam enye
si la, 30 Laban ƒu du yi ŋutsua,
si gale kposɔwo gbɔ le vudoa to
ko la gbɔ. 31 Tete wògblɔ bena:
Va, wò amesi Yehowa yra! Nu-
kaŋuti nètsi dugbɔ dzi? Medzra
xɔ me ḍo, eye teƒe hã li na kpo-
sɔwo. 32 Eye esi wòkplɔ ŋutsua
va aƒe me la, eḍe akpa na kpo-
sɔawo, eye wòtsɔ aƒla kple gbe
vɛ na kposɔawo; emegbe la eku
tsi vɛ na ŋutsua kple amesiwo
katã kpe ḍe eŋuti la, bena woa-
klɔ woƒe afɔwo. 33 Ke esi wo-
tsɔ nuḍuḍu ḍo ekɔme la, egblɔ
bena: Nyemaḍu nu haḍe o, negbe
ḍeko magblɔ nya, si mehe vɛ la
hafi! Woḍo ŋu be: Gblɔe faa!
34 Eye wògblɔ bena: Abraham ƒe
dɔla menye. 35 Yehowa yra nye
aƒetɔ wòkpɔ nu ŋutɔ, eye wòna
alẽwo kple nyiwo, klosalo kple
sika, kluviwo kple kosiviwo, kpo-
sɔwo kple tedziwoe. 36 Eye nye
aƒetɔ srɔ̃, Sara, dzi ŋutsuvi na nye
aƒetɔ, esime wòku nyagã, eye
nye aƒetɔ tsɔ eƒe kesinɔnuwo katã
na via. 37 Eye nye aƒetɔ gblɔ
nam, eye wòna meka atam ḍe dzi
nɛ bena: Megaḍe srɔ̃ na vinye
tso Kanaantɔ, siwo ƒe anyigba dzi
mele la ƒe nyɔnuviwo dome o;
38 ke boŋ yi ḍe fofonye ƒe me,
ḍe ƒonyemeawo gbɔ, eye naḍe
srɔ̃ na vinye le afima! 39 Eye
megblɔ na nye aƒetɔ bena: Ne
nyɔnu la melɔ̃ be, yeakplɔm ḍo
o ḍe? 40 Eḍo ŋu nam bena: Ye-
howa, [b]amesi ƒe ŋkume zɔm mele
la, adɔ eƒe dɔla akpe ḍe ŋuwò,
bena wò mɔzɔzɔ la nadze edzi na
wò, eye naḍe srɔ̃ na vinye atso
ƒonyemeawo gbɔ le fofonye ƒe
me. 41 Ne àva ƒonyemeawo gbɔ,
eye womelɔ̃ be, woatsɔe na wò o
la, ekema menye wòe tu nye atam
la o. 42 Esi meva ḍo vudoa to
egbea la, meḍo gbe ḍa gblɔ bena:
Yehowa, wò nye aƒetɔ Abraham
ƒe Mawu! Ne àna nye azɔli, si
dzi mele, nadze edzi nam la, —kpɔ
ḍa, mele tsitre ḍe vudoa to —
43 ekema na bena, nyɔnuvi, si ava
tsi du ge, eye magblɔ nɛ bena:
Na tsi via ḍem mano, 44 eye
wòaḍo ŋu nam be: Noe, eye mana
wò kposɔwo hã la, eya nanye
nyɔnu, si Yehowa ḍo ḍi na nye
aƒetɔ ƒe vi la! 45 Esi nyemekpɔ
ḍe nu le nya la me o la, tete Re-
beka lé ze ḍe ta vɛ, eye wòyi ḍe
vudo la me ḍaku tsi. Eye me-
gblɔ nɛ bena: Meḍe kuku, na
tsim mano! 46 Enumake wòdro
eƒe ze la ḍi gblɔ bena: Noe, eye
mana wò kposɔwo hã. Esi me-
noe vɔ la, ena kposɔwo hã wono.
47 Emegbe mebiae bena: Ameka
vi nènyea? Eḍo ŋu bena: Betuel,
amesi Milka dzi na Naxor ƒe vi

menye, eye metsɔ ŋɔtigɛ kple alɔ-
nugɛ do nɛ. 48 Tete medze klo
na Yehowa, eye metsyɔ mo anyi
hekafu Yehowa, nye afetɔ Abra-
ham ƒe Mawu, si kplɔm nyuie ale,
be maɖe nye afetɔ nɔviƒe vinyɔ-
nu na ye afetɔ ƒe vi la. 49 Azɔ,
ne miedi be, miave nye afetɔ nu,
eye miaɖi anukware nɛ la, ekema
migblɔe nam; ke ne mielɔ̃ o la,
migblɔe nam, bena nenye ɖusi me
alo mia mee hã, ne maɖo tae.
50 Tete Laban kple Betuel wo-
gblɔ bena: Nya sia tso Yenowa [a] 23, 2.
gbɔ, eyata míate ŋu agblɔ nya vɔ̃
alo nya nyui ɖe eŋu o. 51 Kpɔ
ɖa, Rebeka enye si, ele asiwò me,
kplɔe yii, ne wòanye wò afetɔ
vi la srɔ̃, abe alesi Yehowa gblɔe
ene! 52 Ke esi Abraham ƒe dɔla
se nya siawo la, etsyɔ mo anyi
na Yehowa. 53 Eye dɔla la ɖe
klosalo- kple sikanuwo kple avɔ
veviwo na Rebeka, eye wòtsɔ
akpedanu xɔasiwo na nɔvia kple
dadaa. 54 Esia megbe la eya kple
ŋutsu, siwo kpe ɖe eŋu la, woɖu
nu, eye wono nu, eye wotsi dɔ.
Ke esi wofɔ ŋdi la, egblɔ bena:
Mido mɔm, ne mayi nye afetɔ
gbɔ! 55 Eye nɔvia kple dadaa gblɔ
bena: Na nyɔnuvi la nanɔ mía
gbɔ ʋee abe ŋkeke ewo ene, eme-
gbe la ayi faa. 56 Eɖo ŋu na wo
bena: Migasikam ɖi o! Yehowa
na nye mɔzɔzɔa dze edzi nam;
eyata mido mɔm, ne mayi nye
afetɔ gbɔ. 57 Eye wogblɔ bena: [b] 15, 15; Hi. 5, 26.
Míayɔ nyɔnuvi la vɛ, bena míabia
eya ŋutɔ ase. 58 Tete woyɔ Re-
beka vɛ, eye wobiae bena: àyi
kple ŋutsu sia? Eɖo eŋu bena:
E, mayi. 59 Eye wodo mɔ wo
nɔvi Rebeka kple amesi na noe [d] 23, 16. 17.
le ɖevime la, kpe ɖe Abraham
ƒe dɔla kple eŋumewo ŋuti. 60 Eye [e] 24, 62.
woyra Rebeka gblɔ nɛ bena: Wò,
mía nɔvinyɔnu, nadzi ame akpe
nanewo, eye viwòwo natsɔ woƒe [f] 21, 13.
futɔwo ƒe ɖuwo anyi domee![g] [g] 22, 17.
61 Esia megbe Rebeka kple eƒe
nyɔnudɔlawo de kposɔwo dzi, eye
wodze mɔ dze ŋutsu la yome. Ale
ŋutsu la kplɔ Rebeka hedzoe.
62 Ke Isak gbɔ tso [h]Agbetɔ, si [h] 16, 14; 25, 11.
le kpɔyem la ƒe vudo me; ela-
bena enɔ dziehenyigba dzi. 63 Gbe
ɖeka Isak yi gbe me le fiẽ, be
wòaɖo gbe ɖa. Eye esi wòfɔ mo [i] 17, 20.
te la, ekpɔ kposɔwo gbɔna ɖa.
64 Ke esi Rebeka fɔ kɔ dzi la,
ekpɔ Isak ɖa; tete wòɖi le kpo-
sɔ la dzi, 65 eye wòbia dɔla la
bena: Ŋutsu ka enye kem le gbe
me zɔm gbɔna mía kpe ge? Dɔla
la ɖo ŋu nɛ bena: Nye afetɔe.
Tete wòtsɔ motsyɔnu tsyɔ ŋku me.
66 Esia megbe la dɔla la xlẽ nu-
siwo katã wòwɔ la fia Isak. 67 Eye
Isak kplɔe yi ɖe dada Sara ƒe
agbadɔme, eye wòɖe Rebeka wòzu
srɔ̃a, eye wòlɔ̃nɛ ŋutɔ. Ale Isak
ƒe ako fa [a]le dada ƒe ku ŋuti.

Abraham ɖe srɔ̃ evelia.

25. Eye Abraham gaɖe srɔ̃, si
ŋkɔ nye Ketura. 2 Eya dzi
Simran, Yoksan, Medan, Midian,
Yisbak kple Suax nɛ. 3 Yoksan dzi
Seba kple Dedan; eye Asuritɔwo,
Letusitɔwo kple Leumitɔwo dzɔ
tso Dedan me. 4 Eye Midian-
viwo nye: Efa, Efer, Henox, Abida
kple Edaa. Ame siawo katã dzɔ
tso Ketura me. 5 Eye Abraham
tsɔ eƒe nuwo katã na Isak. 6 Ke
Abraham na nu srɔ̃ bubuawo ƒe
viwo heɖe wo ɖa le Isak ŋu, eye
wòɖo wo ɖe ɣedzeƒenyigba dzi
le eya ŋutɔ ƒe agbenɔɣi me.

Abraham ƒe ku kple eɖiɖi.

7 Eye ƒe, siwo katã Abraham nɔ
agbe la, wonye ƒe alafa ɖeka kple
blaadre vɔ atɔ̃. 8 Ke Abraham
ku amegã ɖedi, eye agbenɔnɔ tii
hafi wòku, eye wòyi ɖe tɔgbuiawo
gbɔ.[b] 9 Eye via Isak kple Ismael
wodii ɖe Maxpela-kpeto la me, le
Xititɔ Efron, Zoxarvi ƒe agble, si
le Mamre kasa la me. 10 Le
agble, si Abraham ƒle le Xitiviwo
si la me woɖi Abraham kple srɔ̃a
Sara ɖo.[d] 11 Le Abraham ƒe ku
megbe la Mawu yra via Isak. Eye
Isak nɔ [e]„Agbetɔ, si le kpɔyem
la" ƒe vudo gbɔ.

Ismael ƒe dzidzimeviwo.

12 Esiawo nye [f]Abrahamvi Is-
mael, amesi Egipte-nyɔnu Hagar,
Sara ƒe kosi, dzi na Abraham la
ƒe dzidzimeviwo. 13 Esiawo nye
Ismaelviwo ƒe ŋkɔwo le woƒe fo-
meŋkɔwo nu: Nebayot, Ismael ƒe
ŋgɔgbevi, Kedar, Adbeel, Mibsam,
14 Misma, Duma, Masa, 15 Xadad,
Tema, Yetur, Nafis kple Kedma.
16 Ame siawo nye Ismaelviwo
kple woƒe ŋkɔwo. [i]Fia wuieve

le woƒe afetsotsowo. agbaɖɔwo
kple woƒe dukɔwo nu. 17 Ismael
ƒe agbe me ŋkekewo nye ƒe alafa
ɖeka kple blave vɔ adre. eye wò-
ku. eye wòyi ɖe tɔgbuiawo gbɔ.
18 Eye woƒe nɔƒe tso Xawila va-
seɖe Sur le Egipte ƒe ɣedzeƒe
heɖo ta Asur ke; ale wɔ [a]wòmimi
wo nɔviwo katã ɖo.

### Esau kple Yakob.

19 Esia nye Abraham vi Isak ƒe
dzidzimeŋutinya: Abraham ye dzi
Isak. 20 Isak xɔ ƒe blane. esime
wòɖe Rebeka. si nye Aramtɔ Be-
tuel tso Mesopotamia ƒe vi kple
Aramtɔ Laban ƒe nɔvinyɔnu. 21 Ke
Isak ƒo koko na Yehowa le srɔ̃a
ta. elabena etsi ko. Eye Yehowa
ɖo to eƒe kokoƒoƒo la. eye srɔ̃a
Rebeka fɔ fu. 22 Ke esi ɖevia-
wo le ŋu ɖom wo nɔewo le eƒe
dɔ me la. egblɔ bena: Ne ele
alea la. nukaŋuti megale agbe ɖo?
Eye wòyi ɖabia Yehowa se. 23 Eye
Yehowa gblɔ nɛ bena: Dukɔ evee
le wò dɔ me. eye dukɔ eveawo
amã atso wò dɔ me ke; dukɔ ɖeka
asesẽ awu ɖeka. eye [i]tsitsitɔ asu-
bɔ ɖevitɔ! 24 Eye esi eƒe vidziɣi
ɖo la. wokpɔ bena. venɔviwoe le
eƒe dɔ me. 25 Esi gbãtɔ do la.
eŋuti biã hẽ. eye fu le eŋu kedze-
kedze. eyata woyɔ eƒe ŋkɔ bena
Esau. 26 Eyome nɔvia hã do. eye
wòlé Esau ƒe afɔkpodzi ɖe asi;
eyata woyɔ eƒe ŋkɔ bena Yakob.
Isak xɔ ƒe blaade. eye wòdzi wo.
27 Esi ɖeviawo va tsi la. Esau zu
adela. eye wòlɔ̃a gbe me nɔnɔ; ke
Yakob enye ame fafa. eye wòlɔ̃a
agbadɔ me nɔnɔ. 28 Eye Isak lɔ̃a
Esau. elabena adelã vivia enu; ke
Rebeka ya lɔ̃a Yakob.

### Esau dzra eƒe ŋgɔgbevinyenye.

29 Gbe ɖeka Yakob ɖa nu. eye
Esau gbɔ tso gbe me. eye dɔ wui
ɖi tsi ɖe eŋu. 30 Tete Esau gblɔ na
Yakob bena: Na nu dzĩa ɖem ma-
ɖu. elabena dɔ wum ɖi tsi ɖe ŋu-
nye. Eyata woyɔ eƒe ŋkɔ be Edom.
31 Yakob ɖo ŋu nɛ be: Tsɔ wò
ŋgɔgbevinyenye ƒle nam gbã gbɔ.
32 Tete Esau gblɔ be: Mele kuku
ge tso. nuka gɔ̃ ŋgɔgbevinyenye
awɔ nam? 33 Eye Yakob gblɔ be:
Ka atam ƒu dzi nam gbɔ! Tete
wòka atam nɛ. eye [l]wòtsɔ eƒe
ŋgɔgbevinyenye ƒle na Yakob.
34 Eye Yakob tsɔ abolo kple bɔ-
bɔ na Esau. Tete wòɖu nu no
nu. eye wòtso dzo. Ale wɔ. eye
Esau do vlo eƒe ŋgɔgbevinyenye
enye esi.

### Mawu do ŋugbe na Isak le Gerar.

26. Ke dɔ to le anyigba la dzi.
abe alesi wòto [b]le Abraham
ŋɔli ene; tete Isak ʋu yi ɖe Filisti-
tɔwo ƒe fia [d]Abimelex gbɔ le Ge-
rar. 2 Eye Yehowa ɖe eɖokui fiae
gblɔ bena: Megayi Egipte o. ke
boŋ nɔ anyigba. si mafia wò la
dzi! 3 Nye amedzro le anyigba
sia dzi. eye manɔ anyi kpli wò. eye
mayra wò. Elabena [e]matsɔ anyi-
gba blibo la katã ana mia kple wò
dzidzimeviwo. eye [f]mawɔ atam.
si meka na fofowò Abraham la
dzi. 4 Mana wò dzidzimeviwo[g]
nasɔ gbɔ abe dziƒo ɣletiviwo ene.
eye matsɔ anyigba sia katã ana
wò dzidzimeviwo. eye [h]le wò dzi-
dzimeviwo me woayra anyigba
dzi dukɔwo katã le. 5 Elabena
Abraham ɖo to nye gbe. eye wò-
wɔ nye se. nye ɖoɖo kple nye
mɔnufiame. siwo megblɔ nɛ la
dzi.

### Se. si Abimelex de le Rebeka ŋu.

6 Eye Isak nɔ Gerar. 7 Ke
esi afima ŋutsuwo bia srɔ̃a ta se
la. egblɔ bena. ye nɔvinyɔnue.
Elabena ele vɔvɔ̃m be. ne yeʋu
me be. ye srɔ̃e la. ekema afima
ŋutsuwo awu ye le ye srɔ̃ Rebeka
ta; elabena edze tugbe ŋutɔ. 8 Eye
esi wonɔ afima eteƒe didi la. gbe
ɖeka Filistitɔwo ƒe fia Abimelex
kpɔ. alesi Isak kple srɔ̃a Rebeka
wole [k]fefemi. to fesre nu. 9 Tete
Abimelex yɔ Isak hegblɔ bena:
Kpɔ ɖa. srɔ̃wò wònye tso! Me-
nye wòe gblɔ bena. ye nɔvinyɔ-
nue oa? Isak ɖo ŋu nɛ bena:
Elabena mele vɔvɔ̃m be. woawum
le eta. 10 Eye Abimelex gblɔ nɛ
bena: Nuka enye si nèwɔ ɖe mía
ŋu? Esusɔ vie vinyewo dometɔ
ɖeka de asi srɔ̃wòa ŋu kloe. eye
àhe dzɔgbevɔ̃e gãa ɖe ava mía
dzi. 11 Tete Abimelex de se na
eƒe dukɔ blibo la katã bena: Ame-
si ke awɔ nane ɖe ŋutsu sia kple
srɔ̃a ŋu la. woawui.

### Isak kpɔ kesinɔnuwo. eye Filistitɔwo ŋã ŋui.

12 Eye Isak ƒã nu ɖe anyigba
ma dzi. eye wòŋe nu le ƒe ma me

a 16, 12.
b 12, 10.
d 20, 2.
e 12, 7.
f 22, 18.
g 15, 5.
h 12, 3.
i 27, 29: Mal. 1, 2: Ro. 9, 10 v. 12.
k Lod. 5, 18.
l 27, 36: Heb. 12, 16.

wòdzi ɖe dzi zi alafa ɖeka soŋ,
[a]elabena Yehowa yrae. 13 Ale
ŋutsu la kpɔ nu gakpɔ nu ɖe dzi,
vaseɖe esime wòɖo kpo le eme.
14 Eye wòkpɔ alẽhawo kple nyi-
hawo hekpe ɖe kluvi geɖewo ŋuti,
ale bena Filistitɔwo ʋã ŋui. 15 [b]Vu-
do, siwo katã fofoa ƒe dɔlawo ɖe
le fofoa Abraham ŋɔli la, Filisti-
tɔwo yi ɖaxe wo, eye wolɔ anyi
ɖe wo me taŋ. 16 Eye Abimelex
gblɔ na Isak bena: Dzo le mía
gbɔ, elabena èkpɔ ŋusẽ ɖe mía
dzi akpa! 17 Tete Isak ʋu le afi-
ma ɖatu eƒe agbadɔ ɖe Gerar ba-
li me, eye wònɔ afima. 18 Eye Isak
na wogaha vudo, siwo woɖe le
fofoa Abraham ŋɔli, eye Filistitɔ-
wo va xe wo, le Abraham ƒe ku
megbe la me, eye wògatsɔ ŋkɔ
na wo, abe alesi fofoa yɔ woe ene.
19 Eye Isak ƒe dɔlawo ɖe vudo
ɖe bali la me, eye wotu tsi dzidzi
le afima. 20 Ke Gerartɔwo ƒe lã-
nyilawo wɔ dzre kple Isak ƒe lã-
nyilawo gblɔ bena: Mía tɔe nye
tsi la. Eyata wòna ŋkɔ vudo la
be Esek, elabena wowɔ dzre ɖe
eta. 21 Eyome la wogaɖe vudo
bubu, eye wogawɔ dzre ɖe eya
hã ta; eyata wòna ŋkɔe bena
Sitma. 22 Eye wòʋu le afima ɖo
ta ŋgɔ, eye wòɖe vudo bubu; ke
womewɔ dzre ɖe eya ta o; eyata
wòna ŋkɔe be Rehobot hegblɔ
be: Azɔ Yehowa na noƒe mí, bena
míakeke ta ɖe anyigba la dzi.
23 Emegbe la eʋu le afima va
Beer-Seba. 24 Tete Yehowa ɖe eɖo-
kui fiae le zã ma me gblɔ bena:
Nyee nye fofowò Abraham ƒe Ma-
wu! Megavɔ̃ o, elabena nye la
meli kpli wò; mayra wò, eye ma-
na wò dzidzimeviwo na sɔ gbɔ ɖe
dzi le nye dɔla Abraham ta. 25 Tete
wòɖi vɔsamlekpui heyɔ Yehowa
ƒe ŋkɔ dzi le afima, eye wòtu eƒe
agbadɔ ɖe afima. Emegbe Isak
ƒe dɔlawo ɖe vudo ɖe afima hã.[g]
26 Gbe ɖeka Abimelex kple
xɔlɔ̃a Ahusat kple eƒe aʋafia Pi-
xol wotso Gerar va egbɔ.[h] 27 Eye
Isak gblɔ na wo bena: Nuka ta
mieva gbɔnye ɖo, esi mielé fum,
eye mienyãm le mia gbɔ? 28 Wo-
gblɔ nɛ bena: Míekpɔ dze sii keŋ
bena, Yehowa li kpli wò; eyata
míegblɔ be, anyo be, míaka atam
na mía nɔewo, eye míabla nu kpli

[a] Lod. 10, 22.
[b] 21, 25.
[d] 21, 31.
[e] 36, 2. 3.
[f] Heb. 11, 20.
[g] 12, 8.
[h] 21, 22.
[i] 25, 26.

wò, 29 be nagawɔ vɔ̃a ɖeke mí o,
abe alesi míawo hã míewɔ naneke
wò o, ke boŋ nyui soŋ ko míewɔ
na wò, eye míena nèdzo le ŋuti-
fafa me la ene; elabena amesi
Yehowa yra nènye. 30 Emegbe
eɖo kplɔ̃ na wo, woɖu nu, eye
wono nu. 31 Esi ŋu ke la, woka
atam na wo nɔewo, eye Isak do
mɔ wo, eye wodzo le egbɔ le ŋu-
tifafa me. 32 Gbemagbe ke Isak
ƒe dɔlawo va gblɔ nɛ le vudo, si
woɖe la ŋuti be: Míeke ɖe tsi ŋu!
33 Eye wòna ŋkɔe be [d]Siba, eyata
du la ƒe ŋkɔ nye Beer-Seba vaseɖe
egbegbe.

Esau ɖe srɔ̃.

34 Ke esi Esau xɔ ƒe blane la,
eɖe Xititɔ Beervii ƒe vinyɔnu Yu-
dit kple Xititɔ Elon ƒe vinyɔnu
Basmat.[e] 35 Woawo zu nuxaxa
gãa ɖe na Isak kple Rebeka.

Yakob xɔ ŋgɔgbeviyayra to aye me.

27 Esi Isak ku amegã ɖedi, eye
eƒe ŋkuwo dzi tsyɔ, ale be
megale nu kpɔm o la, eyɔ via xo-
xoetɔ Esau gblɔ nɛ bena: Vinye!
Eɖo ŋu nɛ bena: Nyee nye si. 2 Tete
wògblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, metsi,
eye nyemenya nye kugbe o. 3 Eya-
ta tsɔ wò adeɖanuwo, daku kple
da, eye nayi gbe me aɖawu lãa
ɖe vɛ nam! 4 Emegbe naɖa nu
nyuia ɖe nam, abe alesi nyoa
ŋunye ene, eye natsɔe vɛ nam,
ne maɖu, be mayra wò hafi aku![f]
5 Eye Rebeka se nya, siwo Isak
gblɔ na via Esau la. Ke esi Esau
yi gbe me, be wòawu lã atsɔ va
aƒee la, 6 Rebeka gblɔ na via Ya-
kob be: Mese alesi fofowò gblɔ
na nɔviwò Esau bena: 7 Di aɖelã,
eye naɖa nu nyuia ɖe vɛ nam,
ne maɖu, eye mayra wò le Yehowa
ƒe ŋku me hafi aku. 8 Eyata vi-
nye, se nye gbe, eye nawɔ nusi
magblɔ na wò la! 9 Yi lãhawo
gbɔ, eye nalé gbɔ̃vi nyui eve vɛ
nam, bena maɖa nu nyuia ɖe na
fofowò, abe alesi nyoa eŋu ene.
10 Emegbe natsɔe ayi na fofowò,
ne wòaɖu, eye wòayra wò hafi aku.
11 Tete Yakob gblɔ na dadaa Re-
beka bena: Enyo hafi, gake nɔ-
vinye Esau la [i]fu me wònye, ke
nye la fu mele ŋunye o. 12 Mi-
sela fofonye ali asi ŋunye akpɔ,
ekema abum ameflulae, eye ma-

yram o, ke afo fi boŋ adem. 13 Da-
daa do ŋu nɛ bena: Vinye, nye
boŋ ŋue wò fifode la laḍi; do tom
ko, eye nayi aḍalée vɛ! 14 Tete
wòyi ḍalée vɛ na dadaa, eye da-
daa ḍa nu nyuia ḍe, abe alesi
nyoa fofoa ŋu ene. 15 Emegbe
la Rebeka tsɔ via xoxoetɔ Esau
fe atsyɔḍowu, siwo le egbɔ la,
hedo na via ḍevitɔ Yakob. 16 Eye
wòtsɔ gbɔ̃viawo fe agbalẽ bla ḍe
efe asiwo kple efe kɔ, siwo ŋu ḍi
niŋɔniŋɔ la ŋu. 17 Eye wòtsɔ nu-
ḍuḍu la kple abolo, si wòfo la, ḍe
asi na via Yakob. 18 Tete wòyi
ḍe fofoa gbɔ gblɔ bena: Fofonye!
Edo ŋu bena: Nye enye si! Vi-
nye, wò amekae? 19 Yakob gblɔ na
fofoa bena: Nye enye Esau, wò
ŋgɔgbevi, mewɔ abe alesi nègblɔ
nam ene. Fɔ ḍe ali nu, ne naḍu
nye adelã la, eye nayram. 20 Tete
Isak gblɔ na via bena: Aleke wɔ
nèkpɔe kaba ale, vinye? Edo ŋu
nɛ bena: Elabena wò Mawu la na
wòva do gom. 21 Isak gblɔ na
Yakob bena: Te ḍe ŋunye, vinye,
ne mali asi ŋuwò akpɔ, be vinye
Esau nènye loo, alo menye eyae o!
22 Tete Yakob te ḍe fofoa Isak
ŋu, eye esi wòli asi eŋu kpɔ la,
egblɔ bena: Gbe la enye Yakob
fe gbe, ke asiawo nye Esau fe
asi. 23 Ale medze sii o, elabena
efe asiwo to fu kedzekedze abe
nɔvia Esau fe asi ene, eye wòyrae.
24 Eye wògblɔ nɛ bena: Vinye
Esau nènyea? Edo ŋu bena: E,
nyee! 25 Eye wògblɔ bena: Tsɔe
vɛ nam, ne maḍu vinye fe adelã
la, eye mayra wò! Tete wòtsɔe
vɛ nɛ wòḍu, emegbe wòtsɔ wein
vɛ nɛ wòno. 26 Eyome la fofoa
Isak gblɔ nɛ bena: Te ḍe ŋunye
azɔ, vinye, eye naḍuḍɔ nu nam!
27 Esi wòte ḍe eŋu duḍɔ nu nɛ la,
eʋẽ efe awu me se; eye wòyrae
gblɔ bena: Ehẽ, vinye le ʋeʋẽm
abe alesi gbe, si Yehowa yra, ʋẽ-
nae ene. 28 Mawu ana dzifozãmu
kple anyigba wɔnu wò, eye àkpɔ
bli kple wein geḍe fũ ŋutɔ. 29 Du-
kɔwo asubɔ wò, eye fomewo anɔ
wò ŋusẽ te. [f]Aḍu afetɔ ḍe nɔvi-
wòwo nu, eye dawòviwo adze klo
na wò.[h] Amesi ke afo fi ade wò
la, woafo fi adee, eye amesi ke
ayra wò la, woayrae!
30 Ke esi Isak wu Yakob yayra

[a] Heb. 12, 17.
[b] 25, 26.
[d] 25, 33.
[e] Fia. 11. 8, 20.
[f] 25, 23.
[g] 24, 10.
[h] 12, 3.

nu, eye Yakob do go tso fofoa
Isak gbɔ la, tete nɔvia Esau gbɔ
tso adegbe. 31 Eye eya hã ḍa
nu nyuia ḍe tsɔ vɛ na fofoa, eye
wògblɔ na fofoa bena: Fofonye,
fɔ ḍe ali nu, eye naḍu viwò fe
adelã la, bena nayram! 32 Fofoa
Isak gblɔ nɛ bena: Wò amekae?
Edo ŋu bena: Nye enye Esau, wò
ŋgɔgbevi. 33 Tete Isak ḍi vo
ŋutɔ gblɔ bena: Ameka gɔ̃ enye
si tsɔ adelã vɛ nam, eye meḍu
nuawo katã fe ḍe, hafi nèva, eye
meyrae mahã? Eya tɔ ko yayra
la anye! 34 Esi Esau se fofoa fe
nyawo la, edo ɣli sesĩe nublanui-
tɔe gblɔ na fofoa bena: Fofonye,
yra nye hã![a] 35 Ke egblɔ bena:
Nɔviwò to aye me va xɔ wò yayra
la xoxo. 36 Edo ŋu bena: [b]Yakob
ye woyɔnɛ vavã! Zi eve enye si
wòblem: Exɔ[d] ŋgɔgbevinyenye le
asinye, azɔ egaxɔ nye yayra hã!
Eye wòbiae bena: Mèkpɔtɔ yayraa
ḍeke ḍi nam oa? 37 Tete Isak
gblɔ na Esau bena: Kpɔ ḍa, me-
ḍoe afetɔ ḍe dziwò, metsɔ nɔvia-
wo katã wɔ efe ḍɔlawoe, eye me-
tsɔ bli kple wein hã nɛ; azɔ nu-
ka gɔ̃e gali mawɔ na wò, vinye?
38 Esau xɔ edzi na fofoa bena:
Alo yayra sia ḍeka koe le asiwòa,
fofonye? Yra nye hã, fofonye!
Eye Esau gba avi doo. 39 Tete
fofoa Isak gblɔ nɛ bena: Mànɔ
anyigba wɔnu dzi akpɔ o, eye
dzifozãmua ḍeke madza na wò o.
40 Wò yi anyi wò, eye àsubɔ nɔvi-
wò. Ke ne èle ʋiʋlim la, àḍe efe
kɔkuti ḍa le wò kɔ dzi.[e]

Esau ḍi bena, yeawu nɔvia.

41 Ke Esau lé Yakob ḍe fu me
le yayra, si fofoa tsɔ nɛ la ta,
eye Esau ḍo ta me gblɔ bena: Ne
fofonye aku, eye woanɔ fu nyim
nɛ la, ekema mawu nɔvinye Ya-
kob! 42 Esi Rebeka se via xoxoe-
tɔ Esau fe nyawo la, ena woyɔ
via ḍevitɔ Yakob vɛ, eye wògblɔ
nɛ bena: Kpɔ ḍa, nɔviwò Esau ḍo
be, yeabia hlɔ̃ awu wò. 43 Eyata
vinye, do to nye gbe! Tso, eye
nasi ayi ḍe nɔvinye Laban gbɔ le
[g]Xaran! 44 Eye nanɔ egbɔ ŋke-
kea ḍewo, vaseḍe esime nɔviwò
fe dziku la nu nafa nɛ, 45 vaseḍe
esime dzi nadzudzɔ ekuku ḍe ŋu-
wò, eye wòaŋlɔ nusi nèwɔ ḍe eŋu

la be! Ekema madɔ woakplɔ wò
tso afima vɛ. Nukaŋuti mi ame
eve miabu ɖem gbe ɖeka? 46 Eye a 13, 16.
Rebeka gblɔ na Isak bena: Agbe-
nɔnɔ tim le Xitivi-nyɔnuawo ta.
Ne Yakob hã aɖe anyigba sia dzi b 12, 3.
tɔ, siwo nye Xitiviwo ƒe vinyɔnua
ɖe la, ekema nukaŋuti megale
agbe ɖo?[d] d 26, 35.

Yakob si yi Xaran.

**28.** Emegbe la Isak yɔ Yakob
vɛ, eye wòyrae, eye wòɖe se
nɛ gblɔ nɛ bena: [e]Megaɖe srɔ̃ tso e 24, 3.
Kanaan-vinyɔnuwo dome o! 2 Yi
Mesopotamia ɖe dawò fofo Betuel
ƒe me, eye naɖe dawò nɔvi Laban f Mo. II. 3, 5.
ƒe vinyɔnua ɖe![g] 3 Mawu ŋusẽ- g 22, 23; 24, 29.
katãtɔ nayra wò, eye wòana na-
dzi asɔ gbɔ ɖe dzi, bena natrɔ
azu dukɔ geɖe. 4 Eye woatsɔ
Abraham ƒe yayra ana mia kple
wò dzidzimeviwo, bena nanyi anyi-
gba, si Mawu tsɔ na [h]Abraham, si h 12, 2.
dzi nènye amedzro le la dome. i 35, 14. 15.
5 Tete Isak ɖo mɔ Yakob, eye
wòyi ɖe Aramtɔ Betuel vi Laban,
amesi enye Yakob kple Esau dada
Rebeka nɔvi la gbɔ.

Esau gaɖe srɔ̃.

6 Ke esi Esau kpɔ bena, Isak yra
Yakob, eye wòɖoe ɖe Mesopota-
mia, bena wòaɖe srɔ̃ le afima, eye
wòyrae de se nɛ gblɔ bena: Mega- k 35, 1. 7.
ɖe srɔ̃ tso Kanaan-vinyɔnuwo do-
me o, 7 eye bena Yakob ɖo to fofoa
kple dadaa, eye wòyi Mesopota-
mia la, 8 Esau dze sii bena, Kanaan-
vinyɔnuawo medze fofoa Isak ŋu
o. 9 Eyata Esau yi ɖe Ismael
gbɔ, eye wòɖe Mahalat, Abraham
vi Ismael ƒe vinyɔnu, si enye [l]Ne- l 25, 13.
bayot nɔvinyɔnu, [m]hekpe ɖe srɔ̃ m 26, 34.
bubuawo ŋu.

Yakob kpɔ atsrɔe, si tɔ dziƒo.

10 Ke Yakob dze mɔ tso Beer-
Seba heyina Xaran. 11 Eye wòva
ɖo teƒea ɖe hetsi afima dɔ, ela-
bena ɣe ɖo to xoxo. Tete wòmlɔ
anyi ɖe afima, eye wòtsɔ afima
kpea ɖe hezio tae. 12 Eye wòku
drɔ̃e kpɔ atsrɔea de tɔ anyigba,
eye eƒe nugbɔ de dziƒo, eye wò-
kpɔ mawudɔlawo le eflɔm le dzi
yim gale ɖiɖim.[o] 13 Eye wòkpɔ o Yoh. 1, 51.
Yehowa le tsitre ɖe eŋgɔ gblɔ
bena: Nye enye Yehowa, fofowò
Abraham ƒe Mawu kple Isak ƒe
Mawu: [p]Anyigba, si dzi nèmlɔ la, p 12, 7.
matsɔe ana mia kple wò dzidzi-
meviwo. 14 Eye wò dzidzimeviwo
asɔ gbɔ abe [a]ʋuʋudedi ene, eye
nakeke ta ɖe ɣetoɖoƒe, ɣedzeƒe,
anyiehe kple dziehe, eye woayra
anyigba dzi dukɔwo katã [b]le mia
kple wò dzidzimeviwo me. 15 Ma-
nɔ anyi kpli wò, eye afisiafi, si
nayi la, makpɔ dziwò, eye mana
nagatrɔ ava anyigba sia dzi. Ela-
bena nyemagblẽ wò ɖi, vaseɖe
esime mawɔ nya, siwo megblɔ
na wò la dzi o. 16 Esi Yakob
nyɔ tso alɔ̃ me la, egblɔ be: Va-
vã, Yehowa le afisia, gake nye-
menyae o! 17 Eye wòvɔ̃ gblɔ be-
na: [f]Ŋɔdziƒe ka enye si! Afi sia
menye afia ɖeke o, negbe Mawu
ƒe aƒe kple dziƒogbo ko wònye.

Yakob ƒe adzɔgbeɖeɖe.

18 Ke esi Yakob fɔ ŋdi kanya la,
etsɔ kpe, si wòzio la, ɖo dzesi-
kpee, eye wòkɔ ami ɖe edzi. 19 Eye
wòna ŋkɔ teƒe ma bena [i]Betel;
ke tsã la woyɔnɛ be Lus. 20 Eye
Yakob ɖe adzɔgbe gblɔ bena: Ne
Mawu anɔ anyi kplim, eye wòa-
kpɔ dzinye le mɔ, si dzi mele la
dzi, eye wòana abolo maɖu kple
awum mado, 21 eye wòana maga-
trɔ ava fofonye ƒe me dedie la,
ekema Yehowa anye nye Mawu.
22 Eye kpe sia, si meɖo dzesikpee
la, anye [k]Mawu ƒe aƒe, eye ma-
tsɔ nusianu, si nanam la ƒe ewo-
lia na wò kokoko.

Yakob subɔ le Laban gbɔ.

**29.** Tete Yakob dze mɔ, eye
wòyi ɖe ɣetoɖoƒetɔwo ƒe
anyigba dzi. 2 Eye wòkpɔ vudoa ɖe
le gbea dzi, eye alẽha etɔ̃ wotsyɔ
akɔ anyi ɖe afima; elabena vudo
sia me wokua tsi lena na alẽhawo
wonona, eye kpe gãa ɖe le vudo
la nu. 3 Eye ne alẽhawo katã va
ƒo ƒu ɖe afima la, ekema womlia
kpe la le vudoa nu, eye wonaa
tsi alẽawo; emegbe wogamlia kpe
la tua vudoa nu ɖe eteƒe. 4 Ya-
kob bia wo bena: Nɔvinyewo, afika
mietso? Woɖo ŋu bena: Míetso
Xaran! 5 Egblɔ na wo bena: Mie-
nya Naxor vi Laban mahã? Woɖo
ŋu bena: E, mienyae! 6 Egabia
wo bena: Eli sesĩe mahã? Woɖo
ŋu bena: Eli sesĩe! Kpɔ ɖa, via
Raxel hã kplɔ alẽwo gbɔnae. 7 Eye
wògblɔ bena: Kpɔ ɖa, ɣe gale

dzi, eye womaƒo alẽwo nu ƒu haɖe
o. Mina tsi alẽawo woano, eme-
gbe miana woagaɖu gbe. 8 Wo-
gblɔ bena: Míate ŋui o, vaseɖe
esime woaƒo alẽhawo katã nu ƒu;
ekema míamli kpe la ɖa le vudoa
nu, hafi míana tsi alẽawo woano.
9 Esi wògale nu ƒom kpli wo la,
tete Raxel kplɔ fofoa ƒe alẽwo
vɛ, elabena alẽkplɔla wònye. 10 Ke
esi Yakob kpɔ Raxel, edada nɔvi
Laban ƒe vinyɔnu kple edada nɔ-
vi Laban ƒe alẽwo la, Yakob te
va, eye wòmli kpe la ɖa le vu-
doa nu, eye wòna tsi edada nɔvi
Laban ƒe alẽwo wono. 11 Eme-
gbe la Yakob ɖuɖɔ nu na Raxel, [a] Mo. III. 18, 18.
eye wòde asi avifafa me. 12 Eye
Yakob gblɔ na Raxel bena, fofoa
nɔvi yenye, eye Rebeka vi yenye;
tete wòƒu du yi ɖagblɔe na fofoa.
13 Esi Laban se nya siawo le nɔ-
vianyɔnu ƒe vi Yakob ŋuti la, eƒu
du yi ɖakpee, eye wòkpla asi kɔ
nɛ heɖuɖɔ nu nɛ, eye wòkplɔe
va eƒe me. Eye wòxlẽ nya, siwo
katã va dzɔ la, na Laban. 14 Tete
Laban gblɔ nɛ bena: Nyateƒee,
nɔvinye kpamkpam nènye! Ke
esi wònɔ egbɔ ɣleti ɖeka la, 15 La-
ban gblɔ na Yakob bena: Nɔvi-
nye nènye! Ɖe nawɔ dɔ nam dzo-
dzroa? Gblɔe nam, nuka lanye
wò fetu? 16 Nyɔnuvi eve le La-
ban si, xoxoetɔ ŋkɔ nye Lea, eye
ɖevitɔ ŋkɔ nye Raxel. 17 Lea ƒe
ŋkuwo dzi wɔ dɔ̃; ke Raxel ya
nyo, eye wòdze tugbe. 18 Eye
Yakob lɔ̃a Raxel, eyata wògblɔ
bena: Masubɔ wò ƒe adre le Ra-
xel, wò nyɔnuvi ɖevitɔ la ta. 19 La-
ban gblɔ bena: Enyo be, matsɔe
na wò, wu esi matsɔe na ŋutsu
bubu; nɔ gbɔnye! 20 Ale Yakob
subɔ ƒe adre ɖe Raxel ta, eye
wòle nɛ abe ŋkekea ɖewo ko ene,
le alesi gbegbe wòlɔ̃nɛ la ta.

Yakob ɖe srɔ̃.

21 Emegbe la Yakob gblɔ na
Laban bena: Tsɔ srɔ̃nye nam azɔ,
elabena nye ŋkekewo de, bena
maɖee! 22 Tete Laban kpe dua
me ŋutsuwo katã, eye wòɖo kplɔ̃
na wo. 23 Ke esi zã do la, ekplɔ
vianyɔnu Lea yi nɛ, eye wòdɔ
kplii. 24 Eye Laban tsɔ eƒe kosi
Silpa na via Lea, bena wòasubɔe.
25 Ke esi ŋu ke la, ekpɔ be, Lea
ye. Eye wògblɔ na Laban bena:
Nuka enye si nèwɔ ɖe ŋunye?
Alo menye Raxel ta mesubɔ wò
ɖo oa? Nukaŋuti nèblema? 26 La-
ban ɖo ŋu nɛ bena: Menye míaƒe
kɔ be, woatre ɖevitɔ ɖeɖe na xo-
xoetɔ o. 27 Ne èwu kwasiɖa sia
nu la, ekema matsɔ eya hã na wò
ɖe dɔ, si nagawɔ nam le ƒe adre
bubu me la nu. 28 Yakob wɔ
nenema, eye wòwu kwasiɖa la nu;
emegbe wòtsɔ via Raxel hã nɛ
wòɖe. 29 Eye Laban tsɔ eƒe kosi
Bilha na via Raxel, bena wòasu-
bɔe. 30 Azɔ eɖɔ kple Raxel hã,
eye wòlɔ̃a Raxel wua Lea. Eye
wòsubɔe ƒe adre bubu la.[a]
31 Ke esi Yehowa kpɔ bena, wo-
melɔ̃a Lea ƒe nya o la, eʋu eƒe vi-
dzidɔ, eye wòxe Raxel tɔ. 32 Eye
Lea fɔ fu dzi ŋutsuvi, eye wòna
ŋkɔe bena Ruben; elabena egblɔ
be: Yehowa kpɔ nye nublanui,
azɔ srɔ̃nye alɔ̃m. 33 Eyome la
egafɔ fu, eye wòdzi ŋutsuvi. Eye
wògblɔ bena: Yehowa se bena,
womelɔ̃a nye nya o; eyata wòtsɔ
esia hã nam. Eye wòna ŋkɔe
bena Simeon. 34 Emegbe wògafɔ
fu dzi ŋutsuvi, eye wògblɔ bena:
Azɔ ko srɔ̃nye aku ɖe ŋunye, ela-
bena medzi ŋutsuvi etɔ̃ nɛ. Eyata
wòna ŋkɔe be Lewi. 35 Eye wò-
gafɔ fu dzi ŋutsuvi, eye wògblɔ
bena: Azɔ la makafu Yehowa!
Eyata wòna ŋkɔe bena Yuda. Eme-
gbe la edzudzɔ vidzidzi.

Mawu yra Yakob to vidzidzi me.

30. Ke esi Raxel kpɔ bena, ye-
medzi via ɖeke na Yakob
o la, Raxel ʋã ŋu nɔvianyɔnu la,
eye wògblɔ na Yakob bena: Na
madzi vi; ne menye nenem o la,
maku! 2 Tete Yakob do dɔme-
dzoe ɖe Raxel ŋuti gblɔ bena:
Alo Mawu ye menye, amesi xe
wò vidzidɔa?[b] 3 Eye wògblɔ bena: [b] Ps. 127, 3.
Nye kosi Bilha enye si, dɔ kplii,[d] [d] 16, 2.
bena wòadzi vi ɖe nye akɔ, eye
maxɔ mamayɔvi tso egbɔ! 4 Eye
wòtsɔ eƒe kosi Bilha nɛ wòɖe,
eye Yakob dɔ kplii. 5 Eye Bilha
fɔ fu dzi ŋutsuvi na Yakob. 6 Tete
Raxel gblɔ bena: Mawu tso afia
nam, ese nye gbe, eye wòna ŋu-
tsuvim. Eyata wòna ŋkɔe be Dan.
7 Eyome la Raxel ƒe kosi Bilha
gafɔ fu, eye wòdzi ŋutsuvi evelia

na Yakob. 8 Eye Raxel gblɔ bena: Meʋli hefo koko na Mawu le nɔvinye ta, meɖu dzi. Eyata wòna ŋkɔe bena Naftali. 9 Ke esi Lea kpɔ bena,[b] yemegale vi dzim o la, etsɔ eƒe kosi Silpa na Yakob wòɖe. 10 Eye Silpa, Lea ƒe kosi la, dzi ŋutsuvi na Yakob. 11 Tete Lea gblɔ bena: Nye Mawu ɖi! Eye wòna ŋkɔe be Gad. 12 Eyome Silpa, Lea ƒe kosi la, gadzi ŋutsuvi evelia na Yakob. 13 Tete Lea gblɔ bena: Mekpɔ dzɔgbe nyui! Azɔ vinyɔnuwo akafum bena, dzɔgbenyuitɔ menye. Eyata wòna ŋkɔe be Aser. 14 Le luŋeɣi la Ruben yi agble me, eye wòkpɔ agbitsa tsɔ vɛ na dada Lea. Tete Raxel gblɔ na Lea bena: Meɖe kuku, na viwò ƒe agbitsa la ɖem! 15 Eɖo ŋu nɛ bena: Alo mesɔ gbɔ be, nèxɔ srɔ̃nye le asinye oa? Azɔ nèle didim be, nagaxɔ vinye ƒe agbitsa hãa? Tete Raxel gblɔ bena: Ekema nedɔ gbɔwò egbe zã ɖe viwò ƒe agbitsa la nu! 16 Esi Yakob gbɔ tso gbe me le fiẽ la, Lea yi ɖakpee gblɔ bena: Gbɔnyee nava, elabena mexe fe ɖe tawò kple vinye ƒe agbitsa! Eye wòdɔ egbɔ le zã ma me. 17 Eye Mawu ɖo to Lea, eye wòfɔ fu dzi ŋutsuvi atɔ̃lia na Yakob. 18 Eye Lea gblɔ bena: Mawu xe fe nam, elabena metsɔ nye kosi na srɔ̃nye wòɖe. Eyata wòna ŋkɔe be Isaxar. 19 Eyome Lea gafɔ fu, eye wòdzi ŋutsuvi adelia na Yakob. 20 Tete Lea gblɔ bena: Mawu na nu nyuia ɖem, azɔ srɔ̃nye abum, elabena medzi ŋutsuvi ade nɛ. Eyata wòna ŋkɔe be Zebulon. 21 Emegbe la edzi nyɔnuvi, eye wòna ŋkɔe be Dina. 22 Tete Mawu ɖo ŋku Raxel dzi, eye Mawu ɖo toe, eye wòʋu eƒe vidzidɔ.[d] 23 Eye wòfɔ fu dzi ŋutsuvi, tete wògblɔ bena: Mawu [e]ɖe nye ŋukpe ɖa! 24 Eyata wòna ŋkɔe be Yosef; elabena egblɔ be: Yehowa agatsɔ ŋutsuvi bubu akpee nam.

Yakob ƒe kesinɔnuwo.

25 Ke esi Raxel dzi Yosef megbe la, Yakob gblɔ na Laban bena: Do mɔm, ne mayi mía de. 26 Tsɔ srɔ̃nye kple vinye, siwo ta[f] mesubɔ wò ɖo la nam, ne madzo; elabena wò ŋutɔ ènya alesi mesubɔ wòe! 27 Tete Laban gblɔ nɛ bena: Ve nunye dzro! Elabena medze sii bena, Yehowa[a] yram le tawò. 28 Eye wògayi edzi bena: Gblɔ fetu, si dim nèle la nam, ne mana wò! 29 Eɖo ŋu nɛ bena: Wò ŋutɔ ènya alesi mesubɔ wòe, kple alesi wò lãha va zu le gbɔnye. 30 Nusi le asìwò hafi meva la, ele sue ko; ke azɔ la edzi ɖe dzi ŋutɔ, eye afisiafi, si meto la, Yehowa yraa wò; ke ɣekaɣi gɔ̃e nye hã mawɔ dɔ na ɖokuinye? 31 Tete wògblɔ bena: Nuka mana wò? Yakob ɖo ŋu bena: Nyemaxɔ agaga femee hã le asiwò o, negbe ne àlɔ̃ nusi magblɔ na wò la dzi ko; na maganyi wò alẽwo, eye makpɔ wo dzi. 32 Egbe la matsa le wò lãha la katã me, eye maɖe lã, siwo le ŋɔtaŋɔta, kple esiwo tso kpɔ la, ɖe vovo: Alẽvi, siwo le yibɔ, kple gbɔ̃, siwo tso kpɔ, kple esiwo le ŋɔtaŋɔta la, nanye nye fetu! 33 Gbesigbe nava kpɔ nye fetua ɖa la, ekema nye anukwareɖiɖi adze ƒã; ne àkpɔ gbɔ̃, si mele ŋɔtaŋɔta o, kple esi metso kpɔ o, kpakple alẽvi, si mele yibɔ o la, ekema ɖe mefii. 34 Laban ɖo ŋu bena: Nenɔ nenema, abe alesi nègblɔ ene. 35 Gbemagbe ke wòɖe gbɔ̃tsu, siwo me fli to, kple esiwo tso kpɔ, kple gbɔ̃nɔ, siwo katã le ŋɔtaŋɔta, kple esiwo tso kpɔ – lã sia lã, si me ɣi to – kpakple alẽvi, siwo le yibɔ la, ɖe vovo, eye wòɖe wo asi na viawo. 36 Eye wòɖo be, ye kple Yakob dome mɔ nadidi ŋkeke etɔ̃, eye Yakob nyi Laban ƒe lã mamleawo. 37 Tete Yakob tsɔ logo, xe kple nyati mumuwo, eye wòŋlɔ wo ŋu ale: eɖe tsroa ɖe le wo ŋu, eye wòkpɔtɔ ɖe ɖe wo ŋu. 38 Emegbe la etsɔ ati, siwo wòŋlɔ la, da ɖe lãwo ƒe tsinonu me, eye ne lãwo le asi yɔm le tsinɔfea la, etsɔa wo dana ɖe woƒe ŋku me. 39 Eye ne lãwo lé ŋku ɖe atiawo ŋu hafi fɔ fu la, ekema wodzia vi, siwo me fli to, kple esiwo le ŋɔtaŋɔta, kple esiwo tso kpɔ. 40 Eye Yakob ɖe lãviawo ɖo Laban ƒe lã, siwo le ŋɔtaŋɔta, kple esiwo tso kpɔ la kasa. Ale wòɖo lãha tɔxe na eɖokui, eye mena wotɔtɔ kple Laban

a 29, 5.
b 29, 35.
d Sam. 1. 1, 19.
e Yes. 4, 1; Lu. 1, 25.
f 29, 20. 30.

tɔwo o. 41 Eye ne lã sesẽtɔwo
le asi yɔm la, Yakob tsɔa ati
ŋɔŋlɔawo dana ɖe lãwo ƒe ŋku me
le tsinonu la me, bena woafɔ fu
ɖe ati ŋɔŋlɔawo ŋu. 42 Ke nenye
lã beliwoe la, metsɔnɛ ɖoa woƒe
ŋku me o; eyata lã beliawo zua a 29, 18. 27.
Laban tɔ, ke sesẽawo zua Yakob
tɔ. 43 Eye ŋutsu la ƒe kesinɔnu-
wo le dzidzim ɖe dzi ŋutɔ, eye
wòkpɔ alẽwo kple gbɔ̃wo, kosi-
viwo kple kluviwo, kposɔwo kple
tedzi geɖewo.[b] b 12, 16.

Yakob si kple etɔwo.

**31.** Ke esi [d]Laban viŋutsuwo d 30, 35.
gblɔ bena: Yakob da dzo mía
fofo ƒe nuwo katã, eye nusiwo nye
mía fofo tɔ la, woawoe wòxɔ wɔ
eƒe kesinɔnu siawo katãe. 2 Eye
Yakob kpɔ be, Laban megakɔa
ŋku me ɖee abe tsã ene o. 3 Eye
Yehowa gblɔ na Yakob bena: Trɔ
yi fofowò ƒe anyigba dzi kple ƒo-
wòmeawo gbɔ, eye manɔ anyi kpli
wò![e] 4 Tete Yakob dɔ woyi ɖayɔ e 28, 15.
Raxel kple Lea va eƒe lãha gbɔ
le gbe me. 5 Eye wògblɔ na wo
bena: Mekpɔ be, mia fofo mega-
kɔa ŋku me ɖem abe tsã ene o;
gake[f] fofonye ƒe Mawu la li kplim. f 26, 24.
6 Mia ŋutɔwo mienyae bena, nye
ŋusẽ katã metsɔ subɔ mia fofo
lae. 7 Gake mia fofo blem, eye g kp. 47.
wòɖɔ li nye fetu zi ewo; ke Mawu h 20, 3; Lod. 16, 7.
meɖe mɔ nɛ be, wòawɔ vɔ̃ ɖe ŋu-
nye o. 8 Ne egblɔ bena: lã[i] ŋɔ- i 30, 32. 39.
taŋɔtawo nanye wò fetu la, ekema
lãha blibo la katã dzia vi ŋɔta-
ŋɔtawo sɔŋ, eye ne egagblɔ bena:
lã, siwo me fli to, nanye wò fetu
la, ekema lãha blibo la dzia vi,
siwo me fli to la. 9 Ale Mawu xɔ
lãha blibo le mia fofo si hetsɔ nam.
10 Eye esi lãwo le asi yɔm la,
meku drɔ̃e kpɔ bena, lãtsu, siwo
me fli to, esiwo le ŋɔtaŋɔta, kple
esiwo tso kpɔ sɔŋ, le lãnɔwo liam.
11 Eye mawudɔla gblɔ nam le
drɔ̃e me bena: Yakob! Meɖo ŋu
bena: Nye enye si! 12 Eye wò-
gblɔ bena: Kpɔ ɖa, lãtsu, siwo
me fli to, esiwo le ŋɔtaŋɔta, kple
esiwo tso kpɔ la, le lãnɔawo liam.
Elabena mekpɔ nusi Laban wɔ ɖe
ŋuwò la. 13 Nye enye [k]Mawu, si k 28, 18–22.
ɖe eɖokui fia wò le Betel, afisi
nèkɔ ami ɖe kpe dzi, eye nèɖe
adzɔgbe nam le. Tso, naʋu le
anyigba sia dzi àgatrɔ yi ɖe mia
denyigba dzi! 14 Tete Raxel kple
Lea woɖo ŋu nɛ bena: Ðe gome
kple domenyinyia ɖe gali na mí
le mía fofo ƒe mea? 15 Ðe mele
mía bum amedzrowoe oa? Ela-
bena [a]etsɔ mí dzra, eye wòle ga,
si wòxɔ ɖe mía ta la ɖum vaseɖe
fifi. 16 Elabena kesinɔnu, siwo
katã Mawu xɔ le mía fofo si la,
wonye mía ŋutɔwo kple mía viwo
tɔ; eyata wɔ nusianu, si Mawu
gblɔ na wò la ko! 17 Tete Yakob
tsɔ viawo kple srɔ̃awo ɖo kposɔ-
wo dzi. 18 Emegbe la ekplɔ eƒe
lãwo katã, eye wòtsɔ eƒe kesinɔ-
nuwo katã, nusianu, si wòkpɔ le
Mesopotamia la, eye wòdzo yina
ɖe fofoa Isak gbɔ le Kanaan-nyi-
gba dzi. 19 Ke esi Laban yi fu
sẽ ge na lãwo la, Raxel fi fofoa
ƒe aklama kpakpɛwo. 20 Eye Ya-
kob ble Laban Aramtɔ la, elabena
megblɔe nɛ hafi dzo o. 21 Ale
wòsi yi kple nusiwo katã le esi
la, eye wòtso tɔsisi la ƒeɖo ta
Gilead-towo gbɔ.

Yakob wɔ ɖeka kple Laban.

22 Le ŋkeke etɔ̃ megbe la wova
gblɔ na Laban bena, Yakob si.
23 Tete wòtsɔ nɔviawo kpe ɖe
eɖokui ŋu ti eyome ŋkeke adre
sɔŋ, eye wòva tui le [g]Gilead-towo
dzi. 24 Eye Mawu va [h]Laban, Aram-
tɔ la gbɔ le zã me drɔ̃eƒe, eye
wògblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖokuiwò
dzi, be nagaƒo nu vɔ̃a ɖeke kple
Yakob o. 25 Eye Laban va tu Ya-
kob; eye Yakob tu eƒe agbadɔ ɖe
to la dzi, ke Laban kple nɔviawo
tu wo tɔ ɖe Gilead-to la dzi. 26 Tete
Laban gblɔ na Yakob bena: Nuka
nye esi nèwɔ, eye nèblem hekplɔ
vinyenyɔnuwo dzoe abe aboyo-
mewo ene? 27 Nukaŋuti nèsi le
adza me, eye nèblem, eye mèklãm,
be maɖo wò ɖa kple aseyetsotso,
hadzidzi, ʋuƒoƒo kple saŋkuƒoƒo
o, 28 eye mèna meɖuɖɔ nu na
nye tɔgbuiyɔviwo kple vinyenyɔ-
nuwo o mahã? Ewɔ bometsinu!
29 Ŋusẽ le asinye be, mawɔ vɔ̃
mi hafi, gake le etsɔ ƒe zã, si va
yi me la, mia fofo ƒe Mawu la
gblɔ nam bena: Kpɔ ɖokuiwò dzi,
be nagaƒo nu vɔ̃a ɖeke kple Yakob
o. 30 Ke esi nèdzo, elabena aƒe
le dzrowòm vevie la, nukaŋuti

nèfi nye mawuwo? 31 Tete Yakob
ḍo ŋu na Laban bena: Mele vɔ-
vɔ̃m, elabena mesusu be, ḍewohĩ
àxɔ viwònyɔnuawo le asinye. 32
Amesi ke gbɔ nakpɔ wò mawuawo
le la, maganɔ agbe o! Le mía
nɔviawo katã ƒe ŋku me ka nye
nuwo me, eye natsɔe![b] Ke Yakob
menyae bena, Raxel ye fii o. 33
Tete Laban ka Yakob kple Lea
kpakple kosi eveawo ƒe agbadɔ-
wo me, mekpɔe o; emegbe la
edzo le Lea ƒe agbadɔ me heyi
ḍe Raxel ƒe agbadɔ me. 34 Ke
Raxel fi aklama kpakpɛawo, eye
wòtsɔ wo ɣla ḍe kposɔ ƒe akpa
te hebɔbɔ nɔ edzi. Eye Laban ka
agbadɔ la katã me, ke mekpɔ na-
neke o. 35 Eye wògblɔ na fofoa
bena: Nye afetɔ, megabi dzi be,
nyemate ŋu atsi tre o, elabena
mekpɔ dzinu! Eye wòdii gadii,
ke mekpɔ aklama kpakpɛawo o.
36 Azɔ Yakob bi dzi hedo dɔme-
dzoe ḍe Laban ŋuti. Eye Yakob
bia Laban bena: Vo ka meda, eye
vɔ̃ ka mewɔ be, nèle hosuhosu
dom nam ale? 37 Eka nye nuwo
katã me, afewò me nu ka nèkpɔ
mahã? Tsɔe va da ḍe mía kple
nɔviwòawo katã ŋku me, bena woa-
tso afia na mía dometɔ, si tɔ dzɔ!
38 Ƒe blave enye si menɔ gbɔwò,
fu mege le wò alẽnɔ kple wò gbɔ̃-
nɔa ḍeke ŋu kpɔ o, eye nyemelé
agboa ḍeke tso wò alẽha la me
ḍu kpɔ o. 39 Esiwo nu lé la, nye-
metsɔa wo vanɛ na wò o, ke boŋ
meḍoa etefe na wò; elabena[f]
èbianɛ tso asinye, eḍanye wofii
le ŋdɔ alo zã o. 40 Le ŋkeke me
ŋdɔ ḍuam, eye le zã me vuvɔ
wɔam, eye nyemedɔa alɔ̃ hã o.
41 Ƒe blave sɔŋ menɔ afewò me.
Mesubɔ wò ƒe wuiene [g]ḍe viwò-
nyɔnuvi eveawo ta, eye ƒe ade[h]
ḍe alẽwo ta; gake èḍo li nye fetu
zi ewo. 42 Ðe menye tɔgbuinye-
wo ƒe Mawu, Abraham ƒe Mawu,
si [k]Isak hã vɔ̃na lae, nɔ anyi kplim
o la, anye ne àdo mɔm asi ƒuƒlui;
gake Mawu kpɔ nye fukpekpe
kple nye agbagbadzedze la, eyata
[l]wòtso afia nam etsɔ ƒe zã, si va
yi. 43 Tete Laban ḍo ŋu na Yakob
bena: Nyɔnuawo tɔnyewoe, ḍevia-
wo hã tɔnyewoe, lãwo tɔnyewoe,
eye nusianu, si kpɔm nèle la, tɔ-
nyee! Ke nuka mawɔ ḍe vinye-

a 28, 22.
b kp. 19.
d Yos. 22, 27; 24, 27.
e 16, 5.
f Mo. II. 22, 11. 12.
g 29, 20. 30.
h 30, 31. 32.
i 28, 12; Ps. 34, 8.
k kp. 54.
l kp. 24.
n 36, 8.

nyɔnuwo kple vi, siwo wodzi la
ŋu? 44 Na míabla nu kple mía
nɔewo, eye esia anye ḍase le mía
kpli wò dome. 45 Tete Yakob tsɔ
kpea ḍe tu anyi, be wòanye [a]dze-
sikpe. 46 Eye Yakob gblɔ na nɔ-
viawo bena: Mifɔ kpewo vɛ! Eye
wofɔ kpewo li kɔe; emegbe la
woḍu nu le afima le kɔ la dzi.
47 Eye Laban na ŋkɔe be Yegar-
Saxaduta; ke Yakob na ŋkɔe bena
Galed. 48 Eye Laban gblɔ bena:
Kpekɔ sia enye [d]ḍase le mía kple
wò dome egbe. Eyata wòna ŋkɔe
bena Galed kple Mizpa, 49 ela-
bena egblɔ be: Yehowa anɔ mía
kple wò ŋuti dzɔm, ne míegale
adzɔge tso mía nɔewo gbɔ hã la.
50 Ne àte vinyenyɔnuwo ḍe anyi,
alo naḍe srɔ̃ bubu akpe ḍe vinye-
nyɔnuawo ŋu la – amea ḍeke mele
mía gbɔ o, Mawu koe nye ḍase-
ḍila le mía kpli wò dome. 51 Eye
Laban gblɔ na Yakob bena: Kpe-
kɔ sia kple dzesikpe, si mía kpli
wò mietu – 52 Kpekɔ sia kple
dzesikpe la anye ḍase: Nyeme-
kpɔ mɔ ato kpekɔ sia kple dze-
sikpe sia ŋu ava gbɔwò o, eye
wò hã mèkpɔ mɔ aḍo tame vɔ̃
ato kpekɔ sia kple dzesikpe sia
ŋu ava gbɔnye o! 53 Abraham
ƒe Mawu, Naxor ƒe Mawu kple
wo tɔgbuiwo ƒe Mawu la anye
[e]ʋɔnudrɔ̃la le mía kpli wò dome.
Eye Yakob tsɔ amesi fofoa Isak
vɔ̃na la, ka atam. 54 Emegbe la
Yakob wu vɔsalãwo le to la dzi,
eye wòkpe nɔviawo be, woava
ḍu nu. Eye woḍu nu, eye wotsi
to la dzi dɔ.

### Yakob kpe mawudɔlawo.

32. Eye esi Laban fɔ ŋdi kanya
la, eḍuḍɔ nu na tɔgbuiayɔ-
viwo kple vianyɔnuwo, eye wòyra
wo. Emegbe la Laban dze mɔ
gatrɔ yi enɔƒe. 2 Ke Yakob hã
dze eƒe mɔ dzi, eye [i]mawudɔla-
wo va do goe. 3 Eye esi Yakob
kpɔ wo la, egblɔ be: Mawu ƒe
asaḍa enye esia! Eyata wòyɔ
teƒe ma be Maxanaim.

### Yakob vɔ̃ Esau.

4 Eye Yakob dɔ dɔlawo ḍo ḍe
eŋgɔ ḍe nɔvia Esau gbɔ le [n]Seir-
nyigba dzi le Edom gbedzi. 5 Eye
wògblɔ na wo bena: Ale miagblɔ
na nye afetɔ Esau enye si: Wò

dɔla Yakob be, míagblɔ na wò
bena: Menɔ Laban gbɔ, eye metsi
anyi ʋuu vaseḍe fifi. 6 Eye mekpɔ
afenyiwo, tedziwo kple alẽwo, klu-
viwo kple kosiviwo, eye medɔ dɔ-
lawo ḍo ḍe nye afetɔ gbɔ, be wòa-
ve nunye. 7 Eye dɔlawo gatrɔ va
Yakob gbɔ, eye wogblɔ bena: Míe-
de nɔviwò Esau gbɔ, eye eya hã
gbɔna kpe wò ge kple ame alafa
ene. 8 Tete Yakob de asi vɔvɔ̃ me
ŋutɔ, eye dzika tso efo, eye wò-
mã amesiwo le eŋu, alẽwo, afe-
nyiwo kple kposɔwo ḍe akpa eve
me. 9 Elabena egblɔ bena: Ne
Esau ava dze akpa ḍeka dzi, eye
wòade zi wo me la, ekema akpa
ḍeka nasi adzo.

Yakob ƒe gbedododa.

10 Eye Yakob gblɔ bena: Wò,
fofonye Abraham ƒe Mawu kple fo-
fonye Isak ƒe Mawu, [a]Yehowa, wò — a 31, 3. 13.
amesi gblɔ nam bena: Trɔ yi ḍe wò — b Hos. 12, 4. 5.
anyigba dzi kple ƒowòmeawo gbɔ,
eye mawɔ nyuie na wò la, 11 [d]nye- — d Sam. II. 7, 18.
medze wò nublanui, si nèkpɔ nam,
kple wò anukware, si nèḍi na wò
dɔla la dometɔa ḍeke o; elabena
nye ati sia metsɔ tso Yordan sia,
ke azɔ la metrɔ zu asafokɔ eve. — e Mat. 15, 22 v. 28.
12 Meḍe kuku, ḍem tso nɔvinye
si me, tso Esau si me; elabena
mele evɔ̃m be, ava dze dzinye,
eye wòade zi dadawo kple viwo — f 35, 10.
dome. 13 Wò ŋutɔ [g]gblɔ be: Mawɔ — g 28, 13. 14.
nyuie na wò vavã, eye mana wò
dzidzimeviwo nasɔ gbɔ abe ƒu-
take, si womate ŋu axlẽ le agbɔ- — h Wɔn. 13, 17. 18.
sɔsɔ ta o la ene.

Yakob ƒa akɔ na Esau.

14 Eye wòtsi afima dɔ. Eye wòtsɔ
nusiwo le esi la ƒe akpa ḍeka ḍo — i Mo. II. 33, 20.
ḍe nɔvia Esau: 15 Gbɔ̃nɔ alafa eve
kple gbɔ̃tsu blave, alẽnɔ alafa eve
kple agbo blave, 16 kposɔ vinɔ
blaetɔ̃ kple wo viwo, nyinɔ blane
kple nyitsu ewo, tedzinɔ blave
kple tedzivi ewo. 17 Eye wòtsɔ
wo de dɔlawo si hamehame, eye
wògblɔ na dɔlawo bena: Midze
ŋgɔnye, eye mina lãhawo dome
naḍe. 18 Eye wògblɔ na ŋgɔgbetɔ
bena: Ne nɔvinye ava do go wò,
eye wòabia wò bena: Ameka vi — k 32, 7.
nènye, afika nèyina, eye nusiwo
le ŋgɔwò la, ameka tɔe mahã la,
19 ekema naḍo ŋu bena: Wò dɔla
Yakob ḍo nu siawo ḍe nye afetɔ
Esau; eye eya ŋutɔ le mía megbe
gbɔna. 20 Nenema wògblɔ na ame
evelia, etɔ̃lia kple mamle, siwo
katã le lãhawo kplɔm la, eye wò-
gblɔ bena: Alea tututu miagblɔ
na Esau, ne miedo goe! 21 Eye
miagblɔ bena: Wò dɔla Yakob
hã le mía megbe gbɔna. Elabena
egblɔ be, yeatsɔ nunana, siwo
dze ŋgɔ nɛ la, akpatae gbã, hafi
ye ŋutɔ yeado ḍe eƒe ŋku me, ḍe-
wo ave ye nu axɔ ye mahĩ. 22 Ale
nunanawo dze ŋgɔ, ke eya ŋutɔ
tsi asaḍa me dɔ le zã ma me.
23 Emegbe la efɔ le zã ma me,
eye eya kple esrɔ̃ eveawo kple
kosi eveawo kpe ḍe ḍevi wuiḍe-
kɛawo ŋu. wotso Yabok tɔsisi la.
24 Eye esi wòna woḍe tsi wo kple
nusiwo katã le esi, yi ḍe tɔa godo
la, 25 Yakob ḍeḍe tsi megbe.
Tete ŋutsua ḍe va te kame kplii
ʋuu, vaseḍe esime agu dze.[b] 26 Ke
esi wòkpɔ be, yemate ŋui o la,
etɔ asi eƒe aligo, eye Yakob ƒe
aligokpeƒe ḍɔ li, le esime wole
kamea tem la. 27 Eye ŋutsu la
gblɔ bena: Ɖe asi le ŋunye, ela-
bena agu le dzedzem! Ke eḍo
ŋu bena: [e]Nyemele asi ḍe ge le
ŋuwò o, negbe ḍeko nayram hafi.
28 Ebiae bena: Ŋkɔwò ḍe? Eḍo
ŋu bena: Yakob. 29 Eye wògblɔ
bena: [f]Womagayɔ wò be Yakob
akpɔ o, ke boŋ Israel, elabena
ète kame kple Mawu kpakple ame,
eye nète ŋui. 30 Tete Yakob biae
bena: Meḍe kuku,[h] yɔ wò ŋkɔ
nam! Eḍo ŋu bena: Nukaŋuti gɔ̃
nèle nye ŋkɔ ta biam? Eye wò-
yrae le afima. 31 Eye Yakob na
ŋkɔ teƒe la be Pniel, elabena
egblɔ be: [i]Mekpɔ Mawu ŋku me
kple ŋku me; gake metsi agbe.
32 Ke esi wòḍe Pniel ḍe megbe
la, ɣe dze, eye wòlɔ̃ tɔtɔm ḍe
aku dzi. 33 Eyata Israel-viwo me-
ḍua ka sesẽ, si le aligokpeƒe la
o vaseḍe egbegbe, elabena woto
asi ka, si le Yakob ƒe aligokpeƒe
la dzi.

Yakob lé avu eḍokui kple Esau dome.

**33.** Eye esi Yakob kpɔ bena,
[k]Esau kple eŋume alafa
eneawo gbɔna la, emã ḍeviawo na
Lea, Raxel kple kosi eveawo. 2 Eye
wòtsɔ kosi eveawo kple wo viwo
ḍo ŋgɔ, eyome Lea kple viawo,

emegbe Raxel kple Yosef. 3 Ke
eya ŋutɔ dze wo ŋgɔ, eye wòtsyɔ
mo anyi zi adre, vaseɖe esime
wòte tu nɔvia. 4 Tete Esau ƒu
du va kpee, kpla asi kɔ nɛ, eye
wòɖuɖɔ nu nɛ, eye wòde asi avi-
fafa me. 5 Eye esi wòfɔ kɔ dzi
kpɔ nyɔnuawo kple ɖeviawo la,
ebia bena: Amekawo nye esiawo
le ŋuwò mahã? Eɖo ŋu bena:
[d]Woawoe nye vi, siwo Mawu na wò dɔla! 6 Tete kosiawo kple wo (d Ps. 127, 3.)
viwo va dze klo, 7 eyome Lea kple
viawo va dze klo; emegbe Yosef
kple Raxel wova dze klo. 8 Eye
wòbiɛ bena: [e]Ha blibo ka enye (e 32, 14—21.)
si va kpem le mɔ dzi? Eɖo ŋu
be: Bena nye aƒetɔ nave nunye!
9 Esau gblɔ bena: Nu geɖe le
asinye; nɔvinye, wò nuwo nenɔ
asiwò ko. 10 Yakob ɖo ŋu nɛ bena:
Gbeɖe! Ne àve nunye la, ekema
xɔ nye nunana la! Elabena me-
kpɔ wò ŋku me abe [f]Mawu ƒe ŋku (f Sam. II. 14, 17.)
mee mekpɔ ene, eye nève nunye.
11 [g]Xɔ nye nusi wotsɔ vɛ na wò (g Sam. I. 25, 27; 30, 26.)
la dzro, elabena Yehowa yram,
mekpɔ nu geɖe! Eye wòtee ɖe
ŋu, vaseɖe esime wòxɔe. 12 Eye
wògblɔ bena: Na míadze mɔ, ke
nye la madze ŋgɔwò. 13 Eɖo ŋu
nɛ bena: Nye aƒetɔ, wò ŋutɔ
ènyae bena, ɖevi dzawo kple alẽ
kple nyi vinɔwo le ŋunye ne
woaƒo du ɖe wo nu ŋkeke ɖeka
ko la, ekema lãha blibo la atsrɔ̃.
14 Meɖe kuku, nye aƒetɔ nedze
eƒe dɔla ŋgɔ, eye nye la madze
yowòme blewublewu, abe alesi
lãha la kple ɖevi dzawo ate ŋui
ene, vaseɖe esime matu nye aƒetɔ
le Seir. 15 Tete Esau gblɔ bena:
Ekema magblẽ amesiwo le ŋunye
la ɖewo ɖe gbɔwò! Eɖo ŋu bena:
Nukaŋuti, esi nye aƒetɔ ve nunye
xoxo ɖe! 16 Eye Esau lé eƒe mɔ
gbemagbe ke gatrɔ va Seir.

### Yakob tso aƒe ɖe Sixem gbɔ.

17 Eye Yakob dze mɔ va Sukot,
eye wòtu xɔ ɖe afima, ke ewɔ agba-
dɔ na eƒe lãhawo; eyata woyɔ afi-
ma bena Sukot. 18 Esi Yakob ɖu
tso Mesopotamia la, eɖo Sixem,
du, si le Kanaan-nyigba dzi la me
ɖedie, eye wònɔ dua xa. 19 Eye
[k]wòƒle anyigba, si dzi wòtu eƒe (k Yos. 24, 32.)
agbadɔ ɖo la, le Sixem fofo Hemor
ƒe viwo si, kesita alafa ɖeka. 20
Eye wòɖi vɔsamlekpui ɖe afima,
eye wòna ŋkɔe bena „Mawu, si
enye Israel ƒe Mawu“.[a] (a 12, 7. 8.)

### Dina kple Sixem.

34. Gbe ɖeka Dina, Lea ƒe vinyɔ-
nu, [b]si wòdzi na Yakob la, ɖo (b 30, 21.)
go yi dua me nyɔnuviwo kpɔ geɖa.
2 Tete anyigba ma dzi fia, Xamor
Xiwitɔ, ƒe ŋutsuvi Sixem kpɔe, eye
wòlée ɖe asi eŋu, hegblẽe sesẽe.
3 Eye eƒe dzi ku ɖe Yakob ƒe
vinyɔnu Dina ŋu, eye wòlɔ̃ ɖetu-
gbivi la, eye wòɖe asi eŋu beble
me. 4 Emegbe la Sixem gblɔ na
fofoa Xamor bena: Ɖe ɖetugbi
sia nam! 5 Eye Yakob se be, wo-
gblẽ vianyɔnu Dina; ke viaŋutsu-
wo le gbedzi le eƒe alẽhawo gbɔ,
eye Yakob zi kpi, vaseɖe esime
wogbɔ. 6 Eye Xamor, Sixem fo-
fo, yi Yakob gbɔ, be wòaƒo nu
kplii. 7 Esi Yakob viŋutsuwo gbɔ
tso lãnyiƒe, eye wosee la, ŋu-
tsuawo bi dzi, eye wodo dɔme-
dzoe ŋutɔ; elabena ewɔ [h]ŋukpe- (h Mo. V. 22, 21.)
nanu ɖe Israel ŋuti, be wòɖe asi
Yakob ƒe vinyɔnu ŋuti, nusi me-
dze kura o. 8 Eye Xamor ƒo nu
kplii wo gblɔ bena: Vinye Sixem
ƒe dzi ku ɖe mia nɔvinyɔnu la
ŋuti; meɖe kuku, mitsɔe nɛ, ne
wòaɖe. 9 Eye mina míaɖe srɔ̃
ɖekae; mitsɔ miaƒe nyɔnuviwo
na mí, eye míawo hã míatsɔ míaƒe
nyɔnuviwo na mi. 10 Minɔ mía
gbɔ; kpɔ ɖa, anyigba la enye si,
minɔ edzi, eye miatsa le edzi,
eye miatsi edzi ɖika. 11 Tete Si-
xem gblɔ na fofoa kple nɔviawo
bena: Ne miave nunye la, ekema
nusianu, si miabiam la, mana.
12 Tabianu kple akpeɖanu, alesi
nu miabiam la, mana, abe alesi
miedi ene; mitsɔ ɖetugbivi la nam
maɖe ko.[i] 13 Eye Yakob viŋu- (i Mo. II. 22, 16.)
tsuwo ɖo ŋu na Sixem kple fofoa
Xamor le aye me, elabena egblẽ
wo nɔvinyɔnu Dina. 14 Eye wo-
gblɔ na wo bena: Míate ŋu awɔ
nya sia dzi be, míatsɔ mía nɔvi-
nyɔnu na bolobolotɔ o, elabena
esia enye ŋukpe na mí. 15 Negbe
ne mianɔ abe míawo ene, eye mia
dome ŋutsu sia ŋutsu natso aʋa
la, eya ko hafi míalɔ̃. 16 Ekema
míatsɔ mía nyɔnuviwo na mi,
eye míawo hã míaɖe mia nyɔ-
nuviwo; mianɔ mia gbɔ, eye míazu

dukɔ ḍeka. 17 Ke ne miedo to mí,
eye mietso aʋa o la. ekema míaxɔ
mia nɔvinyɔnu la adzoe. 18 Nya
siawo dze to na Xamor kple via
Sixem. 19 Eye ḍekakpui la. amesi
fofoa ƒemetɔwo buna ŋutɔ la. mehe
ḍe megbe le ewɔwɔ me o. ela-
bena Yakob vinyɔnu la ƒe nu nyo
eŋu ŋutɔ. 20 Eye Xamor kple via
Sixem wova du la ƒe agbo nu.
eye woƒo nu kple dua me ŋutsuwo
bena: 21 Ŋutsu siawo nye ame
fafawo le mía dome: eyata mina
woatso aƒe ḍe míaƒe anyigba dzi.
eye woatsa le edzi. Kpɔ ḍa. anyi-
gba la keke na wo le goawo katã
me. Míaḍe woƒe nyɔnuviwo faa.
eye míawo hã míatsɔ mía nyɔ-
nuviwo na wo. 22 Ne mía dome
ŋutsu sia ŋutsu atso aʋa. abe alesi
woawo hã tso aʋae ene la. eya
ko ŋutsuawo alɔ̃ anɔ mía gbɔ.
bena míazu dukɔ ḍeka. 23 Woƒe
lãhawo. kesinɔnuwo kple woƒe
dɔwɔlãwo katã la menye mía tɔ
woanye oa? Eyata mina míawɔ
woƒe nya la dzi. ekema woanɔ
mía gbɔ. 24 Tete amesiwo katã
va ƒo ƒu ḍe dua ƒe agbo nu la.
ḍo to Xamor kple via Sixem, eye
dua me ŋutsuwo katã tso aʋa.

Ŋu kɔkɔḍeanyi le Sixem.

25 Le ŋkeke etɔ̃agbe. esi abi la
le wo vem. eye woḍe ŋu ḍi la. Ya-
kob ƒe[g] viŋutsu eve. Simeon kple
Lewi. siwo nye Dina nɔviwo la,
wotsɔ woƒe yiwo dze du la dzi
hewu ŋutsuwo katã. 26 Wowu
Xamor kple via Sixem hã kple
yi. eye wokplɔ Dina tso Sixem
ƒe me hedzoe. 27 Ke Yakob vi
mamleawo va ḍe nu le ame ku-
kuawo ŋu. eye woha du la. ela-
bena wogblẽ wo nɔvinyɔnu. 28 Eye
wokplɔ woƒe alẽwo. nyiwo kple
tedziwo. eye wotsɔ nusiwo wokpɔ
le dua me kple agble me la. he-
dzoe. 29 Woha woƒe kesinɔnuwo
katã. eye woḍe aboyo ḍeviwo kple
nyɔnuwo siaa. eye woha woƒe xɔ-
me nuwo hã. 30 Tete Yakob gblɔ
na Simeon kple Lewi bena: Miehe
[n]dzɔgbevɔ̃e va dzinye. eye anyi-
gbadzinɔla. siwo nye Kanaanitɔ-
wo kple Perizitɔwo la. woalém
ḍe fu me: kpɔ ḍa. ame ʋeea ḍewo
koe mienye. eye ne woaƒo ƒu ḍe
mía ŋu la. ekema woaḍu mía dzi,
eye woatsrɔ̃m kple tɔnyetɔwo
katã. 31 Woḍo ŋu nɛ bena: Ɖe
eya kpɔ mɔ abu mia nɔvi gboloe
mahã?

Yakob le Betel.

35 Eye Mawu gblɔ na Yakob
bena: Tso. naʋu àyi Betel.
eye nanɔ afima. eye naḍi vɔsamle-
kpui ḍe afima na Mawu.[a] si ḍe eḍo-
kui fia wò. esime nèsi le nɔviwò
Esau nu! 2 Tete Yakob gblɔ na
eƒemetɔwo kple amesiwo katã le
egbɔ la. bena: [b]Miḍe dzromawu.
siwo le mia dome la ḍa. miklɔ
mia ḍokui ŋuti. eye miḍɔ li miaƒe
awuwo. 3 eye míaʋu ayi Betel.
bena maḍi vɔsamlekpui ḍe afima
na Mawu. si ḍo tom. esi mele xaxa
me. eye [d]wònɔ anyi kplim le nye
mɔzɔzɔ me la! 4 Tete wotsɔ dzro-
mawu. siwo katã le wo si. kple
woƒe togɛwo na Yakob. eye Ya-
kob ḍi wo ḍe [e]ati gã. si le Sixem
gbɔ la te. 5 Emegbe la wodze
mɔ. ke Mawu na vɔvɔ̃ va dze du.
siwo ƒo xlã wo la dzi: eyata wo-
meti Yakob viwo yome o. 6 Eye
Yakob kple amesiwo katã le
eŋu la. wova Lus. esia nye Betel.
le Kanaan-nyigba dzi. 7 Eye wòḍi
[f]vɔsamlekpui ḍe afima. eye wòyɔ
teƒe la be „Betel ƒe Mawu“. ela-
bena afima Mawu ḍe eḍokui fiae
le. esime wòsi le nɔvia nu. 8 Ke
[h]Debora. amesi na no Rebeka le
ḍevime la ku. eye woḍii ḍe Betel
ƒe anyigbe ḍe logoti gãa ḍe te.
eyata wona ŋkɔ afima bena „Ko-
nyifalogo“.

Mawu na ŋkɔ yeye Yakob, eye wòyrae.

9 Eye Mawu gaḍe eḍokui fia Ya-
kob. esime wògbɔ tso Mesopota-
mia. eye wòyrae. 10 Eye Mawu
gblɔ nɛ bena: Ŋkɔwò enye Yakob:
tso esia dzi la womagayɔ wò bena
Yakob o. ke boŋ wò ŋkɔ anye [i]Is-
rael. Eyata woyɔnɛ bena Israel.
11 Eye Mawu gblɔ nɛ bena: Nye
enye Mawu [k]ŋusẽkatãtɔ: àdzi. eye
nasɔ gbɔ: ànye dukɔ kple dukɔha-
wo ƒe fofo. eye [l]fiawo adzɔ atso
mewò. 12 Eye anyigba. si metsɔ
na Abraham kple Isak la. matsɔe
ana wò. eye matsɔ anyigba la ana
megbewòviwo. 13 Eye [o]Mawu dzo
le egbɔ heyi dzi tso afisi wòƒo
nu kplii le la. 14 Tete Yakob tu
dzesikpe, si enye ŋkuḍodzikpea

a 28, 12–19; 31. 13.
b 31, 19; Yos. 24, 23; Sam. I. 7, 3.
d 28, 15. 20–22.
e Yos. 24, 26; Wɔn. 9, 6.
f 12, 8.
g 49, 5–7.
h 24, 59.
i 32, 29.
k 17, 1; 28, 3. 4.
l 17, 6.
n Mo. 11. 5. 21.
o 17, 22.

ɖe, ɖe afisi wòƒo nu kplii le la, a 28, 9.
eye wòkɔ aha ɖe edzi, emegbe la
ekɔ ami hã ɖe edzi.[b] 15 Eye Ya- b 28, 18. 19.
kob na ŋkɔ teƒe, si Mawu ƒo nu
kplii le la, bena Betel.

###### Raxel ƒe ku.

16 Emegbe la wodze mɔ tso
Betel. Esi wote tu Efrat la, Ra-
xel de asi kuléle me; ke vidzi-
dzi la nye dɔ nɛ. 17 Eye esi
vidzidzia nye dɔ nɛ la, vixela la
gblɔ nɛ bena: Megavɔ̃ o, elabena
esia hã nye ŋutsuvi! 18 Esi wòle
kudɔ ƒom, eye wòkpɔ bena, yele
kuku ge la, ena ŋkɔe bena Benoni;
ke fofoa yɔe be Benyamin. 19 Eme-
gbe la Raxel ku, eye woɖii ɖe
Efrat, si enye Betlexem, mɔ to.[d] d Mi. 5, 1.
20 Eye Yakob tu dzesikpe ɖe eƒe
yɔdo dzi, esia nye ŋkuɖodzikpe e 13, 6.
le Raxel ƒe yɔdo dzi vaseɖe egbe-
gbe. 21 Emegbe la Israel gadze
mɔ, eye wòtu eƒe agbadɔ ɖe
[f]Migdal-Edel godo. f Mi. 4, 8.

###### Yakob viŋutsuwo.

22 Ke esi Israel le nuto sia me
la, [g]Ruben de asi fofoa ƒe kosi g 49, 4.
Bilha ŋu, eye Israel see.
23 Eye viŋutsu wuieve le Yakob
si. Lea viŋutsuwo nye: Ruben,
Yakob ƒe ŋgɔgbevi, eyome Si-
meon, Lewi, Yuda, Isaxar kple
Zebulon. 24 Raxel viŋutsuwo nye
Yosef kple Benyamin. 25 Raxel
ƒe kosi Bilha ƒe viŋutsuwo nye
Dan kple Naftali. 26 Eye Lea ƒe
kosi Silpa ƒe viŋutsuwo nye Gad
kple Aser. Esiawo nye Yakob ƒe
viŋutsu, siwo wodzi nɛ le Meso-
potamia. 27 Eye Yakob va fofoa
Isak gbɔ le Mamre le Kiryat-Arba,
esia nye Xebron, afisi Abraham
kple Isak wonye amedzrowo le.
28 Eye Isak ƒe agbe me ŋkekewo
nye ƒe alafa ɖeka kple blanyi.
29 Eye Isak [h]ku amegã ɖeɖi, eye h 25, 8.
agbenɔnɔ tii, hafi wòku, eye wòyi
ɖe tɔgbuiawo gbɔ. Eye via Esau
kple Yakob woɖii.

###### Esau ƒe dzidzimegbalẽ.

**36.** Esia enye Esau, si enye
[i]Edom, ƒe dzidzimeviwo ŋu- i 25, 30.
tinya. 2 Esau ɖe Kanaan-nyɔ-
nuwo, woawo nye: Ada, Xititɔ
Elon ƒe vinyɔnu; Oholibama, Ana
ƒe vinyɔnu, amesi enye Xititɔ
Zibeon ƒe tɔgbuiyɔvi;[k] 3 kple k 26, 34.
Basmat, Ismael ƒe vinyɔnu, si enye
Nebayot ƒe nɔvinyɔnu.[a] 4 Ada
dzi Elifaz na Esau, eye Bas-
mat dzi Reguel. 5 Eye Oho-
libama dzi Yehus, Yaelem kple
Korax. Esiawo nye viŋutsu, siwo
wodzi na Esau le Kanaan-nyigba
dzi. 6 Eye Esau kplɔ srɔ̃awo,
viaŋutsuwo kple vianyɔnuwo kple
eƒe kluvi, siwo katã le eƒe me,
kple eƒe lãhawo kple eƒe dɔwɔ-
lãwo katã kpe ɖe eƒe kesinɔnu,
siwo katã wòkpɔ le Kanaan-nyi-
gba dzi la ŋuti, eye woʋu le nɔ-
via Yakob gbɔ heyi ɖe Seir-nyigba
dzi. 7 Elabena woƒe kesinɔnuwo
sɔ gbɔ akpa, ale bena womate ŋu
anɔ wo nɔewo gbɔ o; eye anyi-
gba, si dzi wonye amedzro le la,
mede wo nu o, le woƒe lãhawo
ta.[e] 8 Eye Esau nɔ Seir-to la dzi.
Esau enye Edom.
9 Esia enye Esau, Edomtɔ, siwo
le Seir-to dzi la, fofo ƒe dzidzime-
viwo ŋutinya. 10 Esiawo nye Esau
viŋutsuwo ƒe ŋkɔwo. Esau srɔ̃
Ada viŋutsu enye Elifaz, eye Esau
srɔ̃ Basmat viŋutsu enye Reguel.
11 Elifaz viŋutsuwo nye: Teman,
Omar, Zefo, Gaetam kple Kenas.
12 Eye Esau viŋutsu Elifas srɔ̃
evelia ŋkɔ enye Timna, eya dzi
Amalek na Elifaz. Esiawo nye
Esau srɔ̃ Ada ƒe viŋutsuwo. 13 Re-
guel viŋutsuwo nye: Naxat, Se-
rax, Sama kple Misa. Woawo nye
Esau srɔ̃ Basmat ƒe viŋutsuwo.
14 Esiawo nye Esau srɔ̃ Oholi-
bama, Ana ƒe vinyɔnu, si enye
Zibeon ƒe tɔgbuiyɔvi ƒe viŋutsu-
wo; eya dzi Yehus, Yaelam kple
Korax na Esau.
15 Ame siawo nye amegãwo le
Esau viwo dome. Esau ƒe ŋgɔ-
gbevi Elifaz viwo nye: amegã
Teman, amegã Omar, amegã Zefo,
amegã Kenas, 16 amegã Korax,
amegã Gaetan kple amegã Ama-
lek. Amegã siawo dzɔ tso Elifaz
me le Edom-nyigba dzi. Woawo
nye Ada viwo. 17 Esiawo nye
Esau vi Reguel ƒe viŋutsuwo:
Amegã Naxat, amegã Serax, ame-
gã Sama kple amegã Misa. Woawo
nye amegã, siwo dzɔ tso Reguel
me le Edom-nyigba dzi, eye wonye
Esau srɔ̃ Basmat ƒe viwo. 18 Esia-
wo nye Esau srɔ̃ Oholibama ƒe
viwo: Amegã Yehus, amegã Yae-
lam kple amegã Korax. Amegã

siawo dzɔ tso Esau srɔ̃ Oholiba-
ma, si enye Ana ƒe vinyɔnu la
me. 19 Esiawo nye Esau ƒe vi-
ŋutsuwo, eye woawo nye woƒe
amegãwo. Eya nye Edom.
20 Esiawo nye Xoritɔ [a]Seir,
amesi nɔ anyigba la dzi tsã la, ƒe
viŋutsuwo: Lotan, Sobal, Zibeon,
Ana, 21 Dison, Ezer kple Disan.
Woawo nye amegãwo le Xoritɔ
Seir, amesi nɔ Edom-nyigba dzi
la, ƒe viwo dome. 22 Lotan ƒe
viŋutsuwo nye: Xori kple Hemam;
eye Lotan nɔvinyɔnu enye Timna.
23 Esiawo nye Sobal ƒe viŋutsu-
wo: Alwan, Manaxat, Ebal, Sefo
kple Onam. 24 Esiawo nye Zi-
beon ƒe viŋutsuwo: Aya kple Ana;
eya nye Ana ma, si fɔ tsi dzodzoe
vudo le gbedzi, esime wòle fofoa
Zibeon ƒe tedziwo kplɔm la. 25
Esiawo nye Ana ƒe viwo: Dison
kple Ana ƒe vinyɔnu Oholibama. 26
Esiawo nye Dison ƒe viŋutsuwo:
Xemdan, Esban, Yitran kple Ke-
ran. 27 Ezer viŋutsuwo nye: Bil-
han, Sawan kple Akan. 28 Disan
viŋutsuwo nye: Uz kple Aran. 29
Esiawo nye Xoritɔwo ƒe amegã-
wo: Amegã Lotan, amegã Sobal,
amegã Zibeon, amegã Ana, 30
amegã Dison, amegã Ezer kple
amegã Disan. Esiawo nye Xori-
tɔwo ƒe amegãwo le Seir-nyigba
la dzi le woƒe duawo nu.
31 Esiawo nye fia, siwo ɖu Edom-
nyigba dzi, hafi fia va ɖo Israel-
viwo si. 32 Beor vi Bela ɖu fia
le Edom, eye eƒe fiadu enye Din-
haba. 33 Esi Bela ku la, Serax
vi Yobab tso Bozra ɖu fia ɖe
eteƒe. 34 Eye esi Yobab ku la,
Xusam tso Temanitɔwo ƒe anyi-
gba dzi ɖu fia ɖe eteƒe. 35 Esi
Xusam ku la, Bedad vi Hadad ɖu
fia ɖe eteƒe; eya nye amesi ɖu
Midiantɔwo dzi le Moab ƒe gba-
dzaƒe, eye eƒe fiadu enye Awit.
36 Eye esi Hadad ku la, Samla
tso Masreka ɖu fia ɖe eteƒe. 37 Esi
Samla ku la, Saul tso Rexobot, si
le tɔsisia nu, ɖu fia ɖe eteƒe.
38 Eye esi Saul ku la, Axbor vi
Baal-Xanan ɖu fia ɖe eteƒe. 39 Esi
Baal-Xanan, Axbor vi ku la, Ha-
dar ɖu fia ɖe eteƒe; eƒe fiadu
enye Pagu, eye srɔ̃a ŋkɔ enye
Mehetabeel, Matred ƒe vinyɔnu
kple Mesahab ƒe tɔgbuiyɔvi.

[a] 14, 6; Mo. V. 2, 12.

[b] 33, 18. 19.

40 Esiawo nye amegã, siwo dzɔ
tso Esau me la, ƒe ŋkɔwo le woƒe
ƒomewo, nɔƒewo kple ŋkɔwo nu:
Amegã Timna, amegã Alwa, ame-
gã Yetet, 41 amegã Oholibama,
amegã Ela, amegã Pinon, 42 amegã
Kenas, amegã Teman, amegã Mib-
zar, 43 amegã Magdiel kple amegã
Iram. Esiawo nye Edom-megãwo
le woƒe nɔƒewo kple woawo ŋutɔ-
wo ƒe anyigbawo nu. Eya nye Esau,
amesi nye Edomtɔwo ƒe fofo.

Yosef ƒe drɔ̃ewo.

37. Ke Yakob nɔ anyigba, si dzi
fofoa nye amedzro le la dzi,
si enye Kanaan-nyigba la. 2 Esia
nye Yakob ƒe dzidzimeviwo ŋuti-
nya. Esi Yosef nye ɖekakpuivi
xɔ ƒe wuiadre la, enɔa alẽwo kplɔm
kple tɔviawo, siwo nye fofoa
srɔ̃ Bilha kple Silpa viŋutsuwo;
eye ne wowɔ nu vloea ɖe wose
la, Yosef va gblɔnɛ na fofoa.
3 Eye Israel lɔ̃ Yosef wu viaŋu-
tsu bubuawo katã, elabena edzii
le eƒe amegãkuku me, eye wòtɔ
awu ʋlaya nɛ. 4 Ke esi nɔviawo
kpɔ bena, wo fofo lɔ̃nɛ wu wo
katã la, wolée ɖe fu me, eye wo-
megaƒoa nu nɛ nyuie o. 5 Gbe
ɖeka Yosef ku drɔ̃e, eye wòlĩi na
nɔviawo; tso ekema dzi la ʋoga-
lė fui ɖe dzi. 6 Egblɔ na ʋo
bena: Miɖo to, ne miase drɔ̃e, si
meku! 7 Míele mɔli blam le agble
me, tete nye mɔli babla tsi tre,
eye wòdzɔ kã; kasiaa mia tɔwo va
ƒo xlãe, eye wode ta agu nɛ.
8 Tete nɔviawo gblɔ nɛ bena:
Ɖe nèle didim be, naɖu fia ɖe
mia nu, eye naɖu mía dzia? Tso
ekema dzi wogalė fui ɖe dzi ʋu
le eƒe drɔ̃ekuku kple eƒe nyawo
ta. 9 Gbe ɖeka egaku drɔ̃e bubu,
eye wòlĩ eya hã na nɔviawo bena:
Megaku drɔ̃e be, ɣe, ɣleti kple ɣle-
tivi wuiɖekɛ wode ta agu nam.
10 Eye esi wòlĩi na fofoa kple
nɔviawo la, fofoa ka mo nɛ, eye
wògblɔ nɛ bena: Drɔ̃e ka enye
si nèku? Alo ɖe mía kple dawò
kple nɔviwòwo miava dze klo
ade ta agu na wò mahã? 11 Tso
esia dzi la nɔviawo ʋã ŋui; ke
fofoa dzra nya la ɖo.

Woƒle Yosef yi ɖe Egipte.

12 Gbe ɖeka esi nɔviawo yi wo
fofo ƒe alẽwo kplɔ ge [b]le Sixem

la, 13 Israel gblɔ na Yosef bena:
Nɔviwòwo le alẽwo kplɔm le Si-
xem, va madɔ wò ḍe wo gbɔ.
Eḍo ŋu bena: Nyeenye si! 14 Eye
wògblɔ nɛ bena: Yi ḍakpɔ bena,
nɔviwòwo kple lãhawo li sesĩe
mahã? Emegbe la nava gblɔe
nam. Ale wòḍɔe tso [b]Xebron-
bali me, eye wòva Sixem. 15 Ke
esi wòtra mɔ le gbedzi la, ŋutsua
ḍe kpɔe, eye wòbiae bena: Nuka
dim nèle? 16 Eḍo ŋu bena: Nɔ-
vinyewo dim mele; meḍe kuku,
gblɔ afisi wole woƒe lãhawo nyim
le la nam. 17 Ŋutsu la gblɔ bena:
Mese wogblɔ bena: Mina miaʋu
le afisia ayi Dotan! Tete Yosef
ti nɔviawo, eye wòva tu wo le
Dotan. 18 Ke esi wokpɔe le adzɔ-
ge, eye mekpɔ ḍo wo gbɔ haḍe
o la, woḍe adaŋu le eŋu be, ye-
woawui le aye me. 19 Eye wo-
gblɔ na wo nɔewo bena: Mikpɔ
drɔ̃ekula enye kem gbɔna ḍa!
20 Mina miawui, eye míatsɔe aƒu
gbe ḍe doa ḍe me, eye míagblɔ
bena, lã wɔḍãa ḍe vuvui, ekema
miakpɔ nusi eƒe drɔ̃e la ava zu.
21 Esi Ruben see la, [f]exɔ nya ḍe
enu gblɔ bena: Gbeḍe, migana
miawui o! 22 Tete Ruben gblɔ
na wo bena: Migakɔ ʋua ḍeke
ḍi o; ke boŋ mitsɔe de do kema,
si le gbedzi la me, eye migade
asi eŋu o! Elabena eie didim be,
yeaxɔe le wo si, eye yeaḍoe ḍe
fofoa. 23 Esi Yosef va nɔviawo
gbɔ la, woḍe eƒe awu le eŋu, eƒe
awu ʋlaya, si wòdo.[g] 24 Eye wo-
lée tsɔe ƒu gbe ḍe do la me; ke
doa le [h]ƒuƒlu, eye tsia ḍeke mele
eme o. 25 Emegbe wobɔbɔ nɔ
anyi, be yewoaḍu nu, kasiaa wokpɔ
Ismael-sihawo tso Gilead gbɔna
heyina ḍe Egipte, eye woƒe kpo-
sɔwo tsɔ aŋe, lifi kple kotoklobo.
26 Tete Yuda gblɔ na nɔviawo
bena: Viḍe ka wònye na mí, ne
miefi mia nɔvi wu? 27 Mina mia-
tsɔe adzra na Ismaeltɔwo, ke mí-
gade asi eŋu o, elabena mia nɔvi
kpamkpam wònye. Eye nɔviawo
lɔ̃ ḍe edzi. 28 Ke [k]Midian-sitsa-
lawo va to wo ŋuti yi, eye woḍe
Yosef le do la me hetsɔ dzra
na Ismaeltɔwo klosalo blave, eye
wokplɔ Yosef yi Egipte. 29 Esi
Ruben gatrɔ va doa to la, mega-
kpɔ Yosef le do la me o. Tete

[a] 44, 13; Sam. II. 1, 11.
[b] 35, 27.
[d] kp. 20.
[e] kp. 29.
[f] 42, 22.
[g] kp. 3.
[h] Yer. 38, 6.
[i] Mo. V. 25, 5.
[k] 25, 2.

[a]wòdze eƒe awu, 30 eye esi wò-
gatrɔ va nɔviawo gbɔ la, egblɔ
bena: Ḍevia megali o; azɔ afika
nye la mayi?

Yakob fa konyi le Yosef ŋuti.

31 Emegbe la wowu gbɔ̃tsua
ḍe, eye wotsɔ Yosef ƒe awu la
nyrɔ ḍe ʋua me. 32 Eye wotsɔ
awu ʋlaya la ḍo ḍe wo fofo gblɔ
bena: Nusia míefɔ; lé ŋku ḍe ŋu
nyuie, be viwò ƒe awue loo, alo
menye eyae o! 33 Esi wòḍe ŋku
ḍee nyuie la, edo ɣli bena: Vi-
nye ƒe awu enye esia; [d]lã wɔḍãa
ḍe vuvui, oo, evuvu Yosef vavã!
34 Tete Yakob [e]dze eƒe awu, sa
papahũ ḍe ali, eye wòfa konyi na
via ŋkeke geḍewo. 35 Eye via-
ŋutsuwo kple vianyɔnuwo katã
fa akɔ nɛ ʋuu do kpɔe; ke egblɔ
bena: Matsɔ konyifafa ayi vinye
gbɔe le tsiẽƒe boŋ. Ale fofoa fa
nɛ ŋutɔ. 36 Ke Midiantɔwo da-
dzrae ḍe Egipte na Potifar, Fa-
rao ƒe aƒedzikpɔla kple eŋuti me-
wo ƒe amegã.

Yuda wɔ nuvɔ̃.

38. Le ɣemaɣi me la Yuda ʋu
le nɔviawo gbɔ heyi ḍe Xira,
Adulamtɔ la gbɔ. 2 Afima Yuda
kpɔ Kanaantɔ Sua ƒe vinyɔnu le,
eye wòḍee, eye wòḍɔ kplii. 3 Eye
wòfɔ fu hedzi ŋutsuvi, eye wòna
ŋkɔe bena Ger. 4 Eyome la efɔ
fu gadzi ŋutsuvi, eye wòna ŋkɔe
be Onan. 5 Emegbe la egadzi
ŋutsuvi, eye wòna ŋkɔe bena Sela.
Enɔ Kesib hafi dzii. 6 Eye Yuda
ḍe srɔ̃ na eƒe ŋgɔgbevi Ger, eŋkɔ
nye Tamar. 7 Ke Yuda ƒe ŋgɔ-
gbevi Ger enye ame vɔ̃ḍi le Ye-
howa ƒe ŋku me, eyata Yehowa
wui. 8 Tete Yuda gblɔ na Onan
bena: Ḍe nɔviwò srɔ̃ ahoe, bena
nado ƒome ḍi na nɔviwò.[i] 9 Ke
esi Onan nya bena, ḍeviawo ma-
nye ye tɔ o la, ḍaa ne eḍɔ nɔvia
srɔ̃ gbɔ la, enana tsi la duduna
ḍe anyigba, bena yemagado ƒome
ḍi na nɔvia o. 10 Nuwɔwɔ sia
vɔ̃ḍi le Yehowa ƒe ŋku me, eyata
wòwu eya hã. 11 Eye Yuda gblɔ
na lɔ̃xoa Tamar bena: Yi fofowò
ƒe me, eye nanye ahosi, vaseḍe
esime vinye Sela natsi. Elabena
ele vɔvɔ̃m bena, eya hã ava ku
abe nɔviawo ke ene. Tete Tamar
yi ḍanɔ fofoa ƒe me.

12 Le ŋkeke geḍewo megbe la Sua vinyɔnu, si nye Yuda srɔ̃ la ku. Eye esi Yuda fa nɛ vɔ la, eya kple xɔlɔ̃a Xira, Adulamtɔ la woyi ḍe Timnat, be woakpɔ amesiwo le fu sẽm na eƒe alẽwo la ḍa. 13 Ke esi wogblɔ na Tamar bena, toa gbɔna va Timnat fu sẽ ge na eƒe alẽwo la, 14 eḍe eƒe ahovɔwo ḍi, tsɔ motsyɔnu tsyɔ ŋku me, eye wòtsyɔ avɔ blukɔɔ heva bɔbɔ nɔ Enaim-gbo, si le Timnat-mɔ dzi la nu; elabena ekpɔ be, Sela tsi, gake wometsɔ ye nɛ, be wòaḍe o. 15 Ke esi Yuda kpɔe la, ebu be, gboloa ḍee; elabena etsyɔ nu ŋku me. 16 Tete wòdze yi ḍe egbɔ gblɔ bena: Na mamlɔ gbɔwò! Elabena [b]menyae bena, lɔ̃xoa wònye o. Eḍo ŋu nɛ bena: Nuka nanam hafi àmlɔ gbɔnye? 17 Egblɔ bena: Malė gbɔ̃tsu ḍeka le lãhawo me aḍo ḍe wò. Eḍo ŋu bena: Ekema tsɔ nane ḍo awɔba nam, vaseḍe esime naḍoe ḍem. 18 Eye wòbiae bena: Nuka matsɔ aḍo awɔba na wò mahã? Eḍo ŋu be: Wò ŋkɔsigɛ, si nètsɔna ḍoa ŋkɔ nu dzi, kple eŋuti ka kpakple wò atikplɔ, si le asiwò la! Tete wòtsɔ wo nɛ, eye wòmlɔ egbɔ, eye wòfɔ fu nɛ. 19 Tete wòdzo yi, eye wòḍe motsyɔnu la ḍi gatsɔ eƒe ahovɔwo ta. 20 Emegbe la Yuda tsɔ gbɔ̃tsu la de xɔlɔ̃a Adulamtɔ la si, be wòaxɔ awɔbaḍonu la le nyɔnu la si; gake mekpɔe o. 21 Eye wòbia dua me ŋutsuwo bena: Afika gbolo, si nɔ Enaim-mɔ dzi la le? Woḍo eŋu nɛ bena: Gboloa ḍeke menɔ afisia kpɔ o. 22 Tete wòtrɔ yi Yuda gbɔ gblɔ bena: Nyemekpɔe o, eye dua me ŋutsuwo hã gblɔ bena, gboloa ḍeke menɔ afisia kpɔ o. 23 Yuda gblɔ bena: Nenɔ esi ko! Ne menya ḍu fewu le mia ŋuti o ko. Meḍo gbɔ̃tsu la ḍee, ke mèkpɔe o. 24 Anɔ ɣleti etɔ̃ megbe la wogblɔ na Yuda bena: Lɔ̃xowò Tamar wɔ ahasi, eye wòfɔ fu ḍe eme. Tete Yuda gblɔ bena: Mikplɔe do goe, ne miatɔ dzoe! 25 Ke esi wokplɔe do goe la, edɔ ame ḍo ḍe toa gbɔ gblɔ bena: Ŋutsu, si ƒe nu enye esiawo la, eyae do fum. Eye wògblɔ bena: Lė ŋku ḍe eŋu nyuie be, ameka tɔ enye ŋkɔsigɛ la kple eŋuti ka kpakple atikplɔ la mahã? 26 Esi Yuda ḍe ŋku ḍee nyuie la, egblɔ bena: Etɔ dzɔ wu tɔnye, elabena nyemetsɔe na vinye Sela wòḍe o. Tso ema dzi la megade asi eŋu kpɔ o.

27 Ke esi eƒe vidziɣi ḍo la, wokpɔ be, venɔviwo le eƒe dɔ me. 28 Esime wòle vi dzim la, ḍeka do asi ḍa. Tete vixela tsɔ ka dzĩa ḍe sa ḍe asi ŋu nɛ gblɔ bena: Esiae tre dodo. 29 Ke esi wògahe asi ḍe eme la, nɔvia do, eye vixela gblɔ bena: Nukaŋuti nèdze le nɔviwò ŋu ale? Eyata wòna ŋkɔe bena Perez.[a] 30 Emegbe la nɔvia, si ƒe asi ŋu ka dzĩ le la, hã do; eyata wona ŋkɔe bena Serax.

a Mat. 1, 3.
b Mo. III. 18, 15.
d 37, 28.
e 30, 27.
f Lod. 5, 3.

### Yosef subɔ Potifar.

**39.** Eye esi [d]wokplɔ Yosef va Egipte la, Egiptetɔ Potifar, Farao ƒe aƒedzikpɔla kple eŋuti mewo ƒe amegã la ƒiee le Ismaeltɔ, siwo kplɔe yi afima la si. 2 Ke Yehowa nɔ kple Yosef, eye nusianu dze edzi nɛ nyuie, eye wònɔ eƒe aƒetɔ, Egiptetɔ la, ƒe me. 3 Esi eƒe aƒetɔ kpɔ bena, Yehowa li kplii, eye Yehowa na nusianu, si wòwɔna, dzea edzi nɛ la, 4 eve Yosef nu, eye wòtsɔe wɔ eƒe subɔlae, eye wòtsɔe ḍo eƒe me nuwo dzikpɔlae hetsɔ eƒe nuwo katã de esi. 5 Tso esime wòtsɔe ḍo eƒe aƒe me nuwo dzikpɔlae, eye wòtsɔ eƒe nuwo katã de esi la, [e]Yehowa yra Egiptetɔ la ƒe aƒe le Yosef ta, eye Yehowa ƒe yayra le nusiwo katã le esi le aƒe me kple agble me la dzi. 6 Eye wòtsɔ eƒe nuwo katã de Yosef si, eye megatsɔ ḍeke le nyaa ḍeke me o, negbe eƒe nuḍuḍu ko. Eye Yosef nyo, eye wòdze ḍeka ŋutɔ.

### Yosef nɔ anyi dzadzɛ.

7 Le nusiawo megbe la eƒe aƒetɔ srɔ̃ nɔa ahiãmoe ḍom ḍe Yosef ŋu, eye wògblɔ bena: Va mlɔ gbɔnye.[f] 8 Ke egbe, eye wògblɔ na eƒe aƒetɔ srɔ̃ bena: Kpɔ ḍa, nye aƒetɔ megatsɔ ḍeke le aƒea ƒe nya me o, eye wòtsɔ eƒe nuwo katã de asi nam. 9 Amea ḍeke mede nunye le aƒe sia me o, eye womeḍe naneke le eme nam o, negbe wò ko, elabena srɔ̃a nènye. Aleke gɔ̃ mawɔ vɔ̃ gã sia,

eye mada vo ḍe Mawu ŋuti mahã?[a]
10 Eye wònɔa nya sia gblɔm na
Yosef ŋkeke sia ŋkeke; ke melɔ̃
be, yeamlɔ egbɔ, eye yeaḍe asi
eŋu o. 11 Gbe ḍeka esi wòva aƒea
me, be wòawɔ eƒe dɔwo, eye aƒea-
metɔa ḍeke meli o la, 12 elé eƒe
avɔ, eye wògblɔ bena: Va mlɔ
anyi kplim! Ke egblẽ eƒe avɔ
la ḍe esi me, eye wòsi do go
le aƒea me. 13 Esi wòkpɔ be,
egblẽ eƒe avɔ ḍe ye si hesi do
go la, 14 eyɔ aƒeametɔwo vɛ, eye
wògblɔ na wo bena: Mikpɔ ḍa,
ekplɔ Hebritɔ sia vɛ na mí, amesi
di be, yeado ŋukpe mí. Eva gbɔ-
nye, be yeamlɔ anyi kplim, ke
medo ɣli sesĩe! 15 Esi wòkpɔ be,
medo ɣli sesĩe la, egblẽ eƒe avɔ
ḍe gbɔnye, eye wòsi do go le
aƒea me. 16 Eye wòtsɔ eƒe avɔ
la da ḍe eḍokui gbɔ, vaseḍe esime
eƒe aƒetɔ gbɔ. 17 Eye wògblɔ
nya mawo ke na eya hã bena:
Kpɔ ḍa, Hebri-kluvi, si nèkplɔ vɛ
na mí la, va gbɔnye, be yeado ŋu-
kpem. 18 Ke esi medo ɣli sesĩe
la, egblẽ eƒe avɔ ḍe gbɔnye, eye
wòsi do go le aƒea me.

Woḍe Yosef gaxɔ me.

19 Esi eƒe aƒetɔ se nya, siwo
srɔ̃a gblɔ nɛ bena: ale kple ale
wò kluvi wɔ ḍe ŋunye la, dɔme
vee ŋutɔ. 20 Eye Yosef ƒe aƒetɔ
lée de gaxɔ, si me fia ƒe gatɔwo
nɔna la me, eye wònɔ afima le
gaxɔa me. 21 Ke Yehowa nɔ kple
Yosef, eye wòna gaxɔdzikpɔla ƒe
dzime kɔ ḍe eŋu, eye wòve enu.
22 Eye gaxɔdzikpɔla tsɔ gatɔ, siwo
katã le gaxɔa me la, de Yosef si,
eye nusianu, si wowɔna le afima
la, eyae ḍonɛ na wo. 23 Eye ga-
xɔdzikpɔla metsɔ ḍeke le nusi
wòwɔna la me o, elabena Yeho-
wa li kplii, eye nusianu, si wòwɔ-
na la, Yehowa na wòdzea edzi nɛ.

Yosef ḍe drɔ̃e gɔme na gatɔ eve.

40. Le nya siawo megbe la
Egipte-fia ƒe ahakula kple
aboloƒola woda vo ḍe woƒe aƒetɔ,
Egipte-fia ŋuti. 2 Eye Farao do dɔ-
medzoe ḍe eŋuti me eveawo, aha-
kulawo ƒe amegã kple aboloƒolawo
ƒe amegã ŋuti. 3 Eye wòtsɔ wo de
gaxɔ, si le fia ŋuti mewo ƒe amegã
ƒe xɔ, si me [e]woḍe Yosef hãe la
me. 4 Fia ŋuti mewo ƒe amegã la tsɔ
wo de Yosef si, bena wòakpɔ wo
dzi, eye wonɔ gaxɔ me ɣeyiɣi di-
dia ḍe. 5 Gbe ḍeka ƒe zã Egipte-
fia ƒe ahakula kple aboloƒola, siwo
le gaxɔ me la, woku drɔ̃e wo tɔ
wo tɔwoe, eye drɔ̃eawo gɔme le
vovovo. 6 Esi Yosef va wo gbɔ
le ŋdi la, ekpɔ wo bena, woli
kpoo. 7 Tete wòbia Farao ŋuti
me, siwo le gaxɔ me kplii le eƒe
aƒetɔ ƒe xɔ me la, bena: Nuka wɔ
mieḍo adã egbea ale? 8 Woḍo
eŋu nɛ bena: Míeku drɔ̃e, gake
amesi aḍe egɔme, meli o. Tete
Yosef gblɔ na wo bena: Alo
[b]drɔ̃e gɔmeḍeḍe la menye Mawu
tɔe oa? Gake miliĩ nam ko!

Ahakula la ƒe drɔ̃ekuku.

9 Tete ahakulawo ƒe amegã lĩ eƒe
drɔ̃e la na Yosef, eye wògblɔ nɛ
bena: Meku drɔ̃e kpɔ weinkaa ḍe
le ŋkunye me. 10 Alɔ etɔ̃ le weinka
sia ŋu, eye esi wode asi dzedze
me la, seƒoƒo ḍo wo dzi, eye woƒe
tsetsewo de asi ḍiḍi me. 11 Ke
Farao ƒe kplu la le asinye; tete
megbe weinkpoawo, eye mefiã wo
ḍe Farao ƒe kplu la me, emegbe
metsɔ kplu la de asi na Farao.
12 Yosef ḍo ŋu nɛ bena: Drɔ̃e
la gɔme enye si: Alɔ etɔ̃awo nye
ŋkeke etɔ̃. 13 Le ŋkeke etɔ̃agbe
la Farao aḍo wò ḍe dzi, eye wòa-
gatsɔ wò aḍo wò dɔ nu. Eye na-
gatsɔ kplu ade Farao si, abe alesi
nèwɔna tsã, esi nènye eƒe aha-
kula ene. 14 Ke ḍo ŋku dzinye.
ne eva nyo na wò! Meḍe kuku.
ve nunye, eye naḍo ŋku dzinye
na Farao, bena wòaḍem le xɔ sia
me. 15 Elabena yakatsyɔe [d]wofim
le Hebritɔwo ƒe anyigba dzi, eye
afi sia hã nyemewɔ naneke, hafi
wolém de ga o.

Aboloƒola ƒe drɔ̃ekuku.

16 Esi aboloƒolawo ƒe amegã
kpɔ bena, drɔ̃e la gɔme nyo la,
egblɔ na Yosef bena: Nye hã me-
ku drɔ̃e, eye metsɔ abolo kusi
etɔ̃ ḍe ta. 17 Ke kusi etametɔ
me la abolo vivi vovovowo li na
Farao, eye xeviwo va le wo dum
le kusia me le tanye. 18 Yosef
ḍo ŋu nɛ bena: Drɔ̃e la gɔme
enye si: Kusi etɔ̃awo nye ŋkeke
etɔ̃. 19 Le ŋkeke etɔ̃agbe la Fa-
rao atsɔ ta le nuwò, eye wòahe
wò ḍe ati ŋu, eye xeviwo ava ḍu
wò ŋutilã.

[a] Mo. II. 20, 14.
[b] 41, 16; Dan. 2, 27. 28.
[d] 37, 28.
[e] 39, 20.

Alesi drɔ̃ewo va ve me.

20 Le ŋkeke etɔ̃agbe la Fa-
rao ɖu eƒe dzigbe, eye wòɖo kplɔ̃
na eƒe dɔlawo katã, eye wòɖe
ahakulawo ƒe amegã kple abolo-
ƒolawo ƒe amegã le gaxɔa me le
eƒe dɔlawo katã ƒe ŋku me. 21 Ega-
tsɔ ahakulawo ƒe amegã la ɖo eƒe
ahakuɖɔ nu, bena wòagatsɔ kplu
anɔ asi dem na Farao. 22 Ke
ena wohe aboloƒolawo ƒe amegã
ya ɖe ati ŋu, abe alesi Yosef ɖe
egɔme na wo ene. 23 Ahakulawo
ƒe amegã [a]megaɖo ŋku Yosef dzi a kp. 14.
o, ke boŋ eŋlɔe be. b 40, 8.

Farao ƒe drɔ̃ewo.

41. Le ƒe eve megbe la Farao ku
drɔ̃e. Ele tsitre ɖe Nil to.
2 Eye wòkpɔ nyinɔ adre, siwo nyo,
eye woda ami la, do go tso tɔsisi
la me, eye wole gbe ɖum le tagba.
3 Wo yome la ekpɔ nyinɔ bubu
adre, siwo vlo, eye woɖi ku nya-
tsã la, do tso tɔsisi la me, eye
wova tsitre ɖe nyinɔ kemeawo
gbɔ le tɔsisi la to. 4 Eye nyinɔ.
siwo vlo, eye woɖi ku nyatsã la,
lé nyinɔ adre, siwo nyo, eye woda
ami la mi. Tete Farao nyɔ. 5 Esi
wògayi alɔ̃ me la, egaku drɔ̃e, eye
wòkpɔ liŋɔ adre, siwo ʋã, eye
wodo ku la, do ɖe luti ɖeka ŋu.
6 Wo yome la liŋɔ adre, siwo
pepi lé, eye wolé bu la do. 7 Eye
liŋɔ, siwo lé bu la, mi liŋɔ adre,
siwo ʋã, eye wodo ku la. Esi
Farao nyɔ la, edze sii bena, drɔ̃e
yeku. 8 Le ŋdi la Farao mekpɔ
gbɔdzɔea ɖeke o, eye wòɖɔ woyi
ɖayɔ Egipte-fakalawo kple nunya-
lawo va ƒoƒu, eye Farao lĩ drɔ̃eawo
na wo; ke wo dometɔa ɖeke mete
ŋu ɖe egɔme na Farao o.[d] 9 Tete d Dan. 2, 2.
ahakulawo ƒe amegã ƒo nu kple
Farao gblɔ bena: Egbe la meɖo
ŋku nye vodada dzi. 10 Esi Fa-
rao bi dzi ɖe eƒe dɔlawo ŋuti,
eye wòna wolé mía kple aboloƒo-
lawo ƒe amegã de gaxɔ me le fia
ŋuti mewo ƒe amegã ƒe me la,
11 mía kple eve míeku drɔ̃e le zã
ɖeka me mía tɔ míatɔe, eye drɔ̃ea-
wo gɔme hã le vovovo. 12 Eye
Hebri-ɖekakpuia ɖe, si enye fia
ŋuti mewo ƒe amegã ƒe kluvi la,
nɔ mía gbɔ le afima. Míelĩ míaƒe
drɔ̃eawo nɛ, eye wòɖe wo gɔme
na mí mía tɔ mía tɔe pɛpɛpɛ.
13 Alesi wòɖe egɔme na mí la,
nenema wòva mee; nye la wo-
gatsɔm ɖo nye dɔ nu, ke eya la
wohee ɖe ati ŋu.

Yosef ɖe drɔ̃ewo gɔme na Farao.

14 Tete Farao dɔ woyi ɖayɔ
Yosef vɛ. Enumake wodee le ga-
xɔa me, eye wòko ta dɔ li eƒe
awuwo hafi yi Farao gbɔ. 15 Eye
Farao gblɔ na Yosef bena: Meku
drɔ̃e, eye amea ɖeke mete ŋu ɖe
egɔme nam o. Ke mese le ŋuwò
bena, ne èse drɔ̃e ko la, èɖea
egɔme. 16 Tete Yosef do ŋu na
Farao bena: Gbeɖe, [b]menye nyee
o; ke Mawu agblɔ nusi enyo la
na Farao. 17 Eye Farao gblɔ na
Yosef bena: Meku drɔ̃e, eye mele
tsitre ɖe Nil to. 18 Kasiaa mekpɔ
nyinɔ adre, siwo da ami, eye wo-
nyo la, do tso tɔsisi la me, eye
wole gbe ɖum le tagba. 19 Wo
yome la nyinɔ kuɖɔe adre, siwo
vlo ŋutɔ, eye woɖi ku nyatsã la,
hã do; nyemekpɔ nyinɔ vlo siawo
tɔgbe le Egipte-nyigba blibo la
katã dzi kpɔ o! 20 Enumake nyi-
nɔ, siwo ɖi ku, eye wovlo la, lé
nyinɔ gbãtɔ adre, siwo da ami la
mi. 21 Gake esi womi wo hã la,
ɖeko wole abe ɖe womemi wo o
ene, eye woƒe nɔnɔme gavlo abe
tsã ene. Tete menyɔ. 22 Eme-
gbe megaku drɔ̃e kpɔ liŋɔ adre,
siwo ʋã, eye wodo ku la, le luti
ɖeka ŋu. 23 Wo yome la liŋɔ
adre, siwo pepi lé wo wolé bu,
eye wotsi to nu la do. 24 Eye
liŋɔ, siwo lé bu la, mi esiwo do
ku la. Esia melĩ na afakalawo,
ke wo dometɔa ɖeke mete ŋu ɖe
egɔme nam o. 25 Tete Yosef gblɔ
na Farao bena: Farao ƒe drɔ̃eawo
gɔme le ɖeka. Nusi wɔ ge Mawu
gbɔna la, eyae wòɖe fia Farao.
26 Nyinɔ dami adreawo nye ƒe
adre, eye liŋɔ ʋaʋã adreawo hã
nye ƒe adre; drɔ̃eawo kple eve
gɔme le ɖeka. 27 Nyinɔ kuɖɔe
adre, siwo vlo, eye wodo ɖe wo
yome la, wonye ƒe adre, eye liŋɔ
adre, siwo pepi lé wotsi to nu la,
wonye dɔŋɔliƒe adre. 28 Eyatae
megblɔ na Farao gbã bena: Nusi
wɔ ge Mawu ala la, eya wòɖe fia
Farao. 29 Ƒe adre gbɔna, si me
nuɖuɖu ado agbogbo ɖe Egipte-
nyigba blibo la dzi. 30 Eyome la
dɔŋɔliƒe adre ava, eye woaŋlɔ

aiesi nududu do agbogbo ɖe Egip-
te-nyigba dzi la be; eye dɔwuame
agblẽ anyigba la. 31 Ale bena wo-
maganya naneke le alesi nududu
do agbogbo ɖe anyigba dzi la
ŋuti o, le dɔ, si ava to la ta; ela-
bena enu asẽ ŋutɔ. 32 Ke nusi
ta Farao ku drɔ̃ea zi eve ɖo la
enye: Mawu ɖoe kplikpa, eye
Mawu le ewɔ ge kaba. 33 Azɔ
Farao nedi ame, si dze adaŋu, eye
tagbɔ li nɛ la, ɖo Egipte-nyigba
la nu. 34 Eyata Farao nadi dzi-
kpɔlawo aɖo anyigba la dzi kaba,
bena ne nududu do agbogbo ɖe
anyigba dzi le ƒe adreawo me la,
woadzɔ nuawo ƒe atɔ̃lia, 35 eye
woaƒo nududuwo nu ƒu le ƒe nyui,
siwo gbɔna la me, eye woadzra
bliawo ɖo ɖe avawo me le duwo
me na Farao. 36 Eye nududuawo
anye nusi wotu ɖo na anyigba la
ɖe dɔŋɔliƒe adre, siwo ava Egip-
te-nyigba dzi la ŋu, bena ne dɔ-
wuame nagagblẽ anyigba la o.

Wodo Yosef ɖe dzi.

37 Nya sia dze Farao kple eŋuti
mewo katã ŋu. 38 Tete Farao
gblɔ na eŋuti meawo bena: [a]Ðe — a Lod. 14, 35.
miate ŋu akpɔ amea ɖe, si me
Mawu ƒe gbɔgbɔ la le abe eya
ene mahã? 39 Eye Farao gblɔ na
Yosef bena: Esi Mawu ɖe nu
siawo katã fia wò la, amea ɖeke
meli, si dze adaŋu, eye wònya nu
abe wò ene o. 40 Eyata wòe anɔ
nye aƒe nu, eye nye dukɔ la katã
aɖo to wò nyawo; negbe fiazikpui
la ko matsɔ awu wò.[b] 41 Eye Fa- — b Nyagb. 4, 14; Ps. 113, 7: 37, 37.
rao gblɔ na Yosef bena: Kpɔ da,
meɖo wò Egipte-nyigba blibo la
nu. 42 Eye Farao [d]ɖe eƒe ŋkɔsigɛ — d Est. 3, 10; 8, 2.
le asi hetsɔ do na Yosef, eye wòdo
aklalabidibidiwu nɛ, eyome wòtsɔ
[e]sikakɔsɔkɔsɔ de kɔ nɛ. 43 Eme- — e Dan. 5, 29.
gbe la ena wòɖo tasiaɖam evelia, — f 12, 10.
si kplɔ fia tɔ ɖo la, eye kpodo-
lawo le eŋgɔ le gbɔgblɔm bena:
Midze klo, midze klo! Ale wòɖoe
Egipte-nyigba la katã nu. 44 Eye
Farao gblɔ na Yosef bena: Nye
enye Farao, ke ne wòa mèlɔ̃ o la,
amea ɖeke mate ŋu akɔ eƒe asi
alo afɔ dzi le Egipte-nyigba blibo
la dzi o. 45 Eye Farao na ŋkɔ
Yosef bena Zafnat Paneax (ame-
wo ƒe agbeɖela), eye wòtsɔ On-
nunɔla Potifera ƒe vinyɔnu Asnat
nɛ wòɖe. Emegbe la Yosef tsa le
Egipte-nyigba blibo la dzi. 46 Yo-
sef xɔ ƒe blaetɔ̃, esime wòtsi tre
ɖe Egipte-fia Farao ƒe ŋku me.
Eye Yosef dzo le Farao gbɔ yi
ɖatsa le Egipte-nyigba blibo la dzi.

Yosef kpɔ Egiptetɔwo ta.

47 Eye anyigba la wɔ nu ŋutɔ
le ƒe adreawo me. 48 Eye wòƒo
agblemenu, siwo katã wɔ le ƒe
adreawo me, le esime nududu do
agbogbo ɖe Egipte-nyigba dzi la,
nu ƒu, eye wòdzra du sia du ƒe
agblemenuwo ɖo ɖe du la ŋutɔ
me. 49 Eye Yosef tu bliawo ɖo
wòsɔ gbɔ ŋutɔ abe ƒutake ene,
ale bena womagate ŋu adzidzee
o, eye wodzudzɔ edzidzedzidze.
50 Hafi dɔŋɔlia nava la, On-nunɔla
Potifera ƒe vinyɔnu Asnat dzi ŋu-
tsuvi eve na Yosef. 51 Eye Yo-
sef na ŋkɔ eƒe ŋgɔgbevia bena
Manase; elabena egblɔ be: Mawu
na meŋlɔ nye fukpekpewo kple
nye ƒometɔwo be. 52 Eye wòna
ŋkɔ evelia be Efrayim; elabena
egblɔ be: Mawu na medzi ɖe dzi
le afisi mekpe fu le la. 53 Esi
nuʋãƒe adre, siwo va Egipte-nyi-
gba dzi nu yi vɔ la, 54 tete dɔ-
ŋɔliƒe adreawo dze gɔme, abe
alesi Yosef gblɔ ene. Eye dɔ to
ɖe anyigbawo katã dzi, ke nudu-
du le Egipte-nyigba ya dzi. 55 Ke
esi dɔ va Egipte-nyigba blibo la
dzi la, dukɔ la ƒo zi va bia nudu-
du Farao. Eye Farao gblɔ na
Egiptetɔwo bena: Miyi Yosef gbɔ,
eye nusi wòagblɔ na mi la, mia-
wɔe. 56 Eye esi dɔ to le afiawo
katã la, Yosef ʋu blivawo katã,
eye wòdzra blia na Egiptetɔwo.
Eye dɔ la nu le sesẽm ɖe dzi le
Egipte-nyigba la dzi. 57 Eye ame-
wo tso afiawo katã va Egipte, be
woaƒle bli le Yosef gbɔ, elabena
dɔ la nu sẽ ŋutɔ le afisiafi.[f]

Yakob viŋutsuwo yi Egipte, gake Benyamin meyi kple wo o.

42. Esi Yakob se bena, bli le
Egipte la, Yakob gblɔ na via-
wo bena: Nukaŋuti miele mia nɔe-
wo ƒe mo kpɔm ale? 2 Eye wògblɔ
bena: Mesee vavã bena, bli le
Egipte; miyi ne miaƒle bli le afi-
ma na mí, bena míatsi agbe, eye
míagaku o! 3 Tete Yosef nɔvi
ewo dze mɔ, be woayi aɖaƒle

bli le Egipte. 4 Ke Yakob meḍe
mɔ na Yosef nɔvi Benyamin, be
wòayi kple nɔviawo o, elabena
ele vɔvɔ̃m be, dzɔgbevɔ̃ea ḍe ava
dzɔ ḍe edzi. 5 Tete Israel ƒe viwo
kple ame bubuwo va bli ƒle ge, [a Ps. 50, 21.]
elabena dɔ to le Kanaan-nyigba
dzi. 6 Eye Yosef, si enye anyi-
gba dzi ḍula la, dzra bli na anyi-
gbadzitɔwo katã. Esi Yosef nɔ-
viwo va, eye wodze klo de ta agu
nɛ la, 7 Yosef lé ŋku ḍe wo ŋu,
eye wòdze si wo. Ke etrɔ eḍo-
kui ame bubui ḍe wo, eye wòhe
nya sesẽ kple wo bia wo bena:
Afika mietso? Woḍo ŋu bena:
Kanaan-nyigba dzi míetso va bli
ƒle ge. 8 Eye Yosef dze si nɔ-
viawo, ke woawo medze sii o.
9 Tete Yosef ḍo ŋku [b]drɔ̃e, si [b 37, 5–9.]
wòku le wo ŋu la dzi, eye wò-
gblɔ na wo bena: Ŋkutsalawo
mienye! Đe mieva, be miadi mɔnu
le anyigba la ŋu. 10 Woḍo ŋu
nɛ bena: Gbeḍe, amegã, wò dɔ-
lawo va nuḍuḍu ƒle ge boŋ. 11 Mí
katã ŋutsu ḍeka viwo míenye, eye
nyateƒetɔwo míenye; wò dɔlawo
menye ŋkutsalawo o. 12 Eḍo ŋu
na wo bena: Kpao, mɔnu di ge
mieva le anyigba la ŋu! 13 Woḍo
ŋu bena: Nɔvi wuieve wò dɔlawo
nye, eye ŋutsu ḍeka viwo míenye
le Kanaan-nyigba dzi. Đevitɔ la
tsi fofoa gbɔ, ke ḍeka megali o.
14 Eye Yosef xɔ dzi na wo bena:
Ele me kokoko bena, ŋkutsalawo
mienye! 15 Esia matsɔ ado mi
akpɔe: Meta Farao be, miadzo le
afisia akpɔ o, negbe mia nɔvi ḍe-
vitɔ la koe ava hafi! 16 Midɔ mia
dometɔ ḍeka ḍa, be wòakplɔ mia
nɔvi la vɛ, ke malé mi ame ma-
mleawo ade ga. Esia me mado
mi akpɔ le be, ḍe mietoa nyateƒe
loo; ke ne mele nenem o la, meta
Farao bena, ŋkutsalawo mienye.
17 Tete wòlé wo de ga ŋkeke etɔ̃
sɔŋ. 18 Le ŋkeke etɔ̃agbe la
Yosef gblɔ na wo bena: Miwɔ
esia, ne miatsi agbe, elabena me-
vɔ̃a Mawu. 19 Ne mietoa nyateƒe
la, ekema mina mia nɔvi ḍeka
natsi ga me, ke mi mamleawo
mitsɔ blia yi na mia ƒometɔwo,
bena woatsɔ atsi dɔwuamea nui.
20 Mikplɔ mia nɔvi ḍevitɔ vɛ nam,
ekema miaƒe nyawo anye nyateƒe,
eye miagaku o. Tete wowɔ ne-
nema. 21 Eye wogblɔ na wo nɔe-
wo bena: Nyateƒe, mía nɔvi tae
nu sia va mía dzi ḍo; elabena esi
míekpɔ, alesi dzidzi ƒoe, eye wòƒo
koko na mí la, míedo tokui! Eyata
míeḍo xaxa sia me ḍo.[a] 22 Ruben
xɔ dzi na wo bena: Đe nyeme-
gblɔ na mi bena, migada vo ḍe
ḍevi la ŋu oa? Ke miesee o; azɔ
wole eƒe ʋuhlɔ̃ biam mí. 23 Ke
womenyae bena, Yosef le esem
o, elabena gbesevi le wo dome.
24 Tete wòtrɔ dzo le wo gbɔ ḍade
asi avifafa me, emegbe egatrɔ va
wo gbɔ heƒo nu kple wo, eye wòlé
Simeon le wo dome hebla le wo
katã ŋku me. 25 Eyome Yosef de
se bena, woade bli woƒe koto-
kuawo me taŋ, atsɔ amesiame ƒe
ga ade eƒe kotokua me, eye woana
mɔ dzi nuḍuḍu hã wo. Eye wowɔ
na wo nenema. 26 Tete wotsɔ
bliawo ḍo woƒe tedziwo dzi, eye
wodze mɔ tso afima. 27 Ke esi
woḍo dɔƒe, eye wo dometɔ ḍeka
tu eƒe kotoku, be yeana nu yeƒe
tedzi la, tete wòkpɔ be, yeƒe ga
le blia dzi le kotokua me. 28 Eye
wògblɔ na nɔviawo bena: Kpɔ ḍa,
wogagbugbɔ nye ga nam, eya
enye si le nye kotokua me! Tete
wolulu, eye wodzo nyanyanya kpɔ
wo nɔewo hegblɔ bena: Nuka
enye si Mawu wɔ ḍe mía ŋu?

Yakob viŋutsuwo ƒe tɔtrɔgbɔ.

29 Esi wogbɔ va wo fofo Yakob
gbɔ le Kanaan-nyigba dzi la, wo-
gblɔ nya, siwo katã dzɔ ḍe wo
dzi la, nɛ bena: 30 Ŋutsu, si enye
anyigba dzi ḍula la, he nya sesẽ kple
mí, eye wòbu mí ŋkutsalawoe. 31
Ke míegblɔ nɛ bena, nyateƒetɔwo
míenye, eye míenye ŋkutsalawo o.
32 Nɔvi wuieve míenye, eye fofo
ḍekae dzi mí. Ke ame ḍeka me-
gali o, eye míaƒe ḍevitɔ tsi fofoa
gbɔ le Kanaan-nyigba dzi. 33 Tete
ŋutsu, si enye anyigba dzi ḍula la,
gblɔ na mí bena: Esia me madze
sii ale bena, nyateƒetɔwo mienye:
Migblẽ mia nɔvi ḍeka ḍe gbɔnye,
ke mi ame mamleawo mitsɔ bli yi
na mia ƒomeawo, bena woatsi dɔ-
wuame nui. 34 Mikplɔ mia nɔvi
ḍevitɔ la vɛ nam, ne manyae bena,
menye ŋkutsalawo mienye o, ke
boŋ nyateƒetɔwo mienye. Eme-
gbe maḍe asi le mia nɔvi la ŋu

na mi, eye miatsa le anyigba la dzi faa. 35 Ke esi wotrɔ blia le kotokuawo me la, wo dome ɖesiaɖe gakpɔ eƒe ga le kotokua me. Eye esi woa kple wo fofo wokpɔ ga la la, wovɔ̃ ŋutɔ. 36 Tete wo fofo Yakob gblɔ na wo bena: Vinyewo ko ɖem miele le ŋunye! Yosef meli o, eye Simeon hã meli o, eye miele didim be, miagaxɔ Benyamin hã! Dzinye koe nu siawo katã le dzɔdzɔm ɖo! 37 Ruben gblɔ na fofoa bena: Ne nyemegakplɔe vɛ na wò o la, ekema nawu nye ŋutsuvi eveawo! Tsɔe de asi nam ko, eye magakplɔe vɛ na wò! 38 Eɖo ŋu bena: Vinye la mayi kple mi o, elabena nɔvia ku, eye eya ɖeka koe susɔ ɖi. Ne dzɔgbevɔ̃ea ɖe adzɔ ɖe edzi le mɔ dzi la, ekema miawoe na nye amegã wɔtamee sia metsɔ konyifafa yi tsiẽƒee.

Benyamin hã yi Egipte kple nɔviawo.

**43.** Ke dɔwuame la nu sẽ ŋutɔ le anyigba la dzi. 2 Eye esi woɖu bli, siwo wotsɔ tso Egipte vɛ, vɔ la, wo fofo gblɔ na wo bena: Miyi, ne miagaƒle bli vɛ nam! 3 Yuda gblɔ nɛ bena: Ŋutsu la ka ɖe dzi na mí bena: ne miekplɔ mia nɔvi vɛ o la, ekema migava ye ŋku me o.[c] 4 Ne èlɔ̃ ɖe asi le mía nɔvia ŋuti na mí la, ekema míayi aɖaƒle blia vɛ na wò. 5 Ke ne mèlɔ̃ ɖe asi le eŋu na mí o la, ekema míayi o. Elabena ŋutsu la gblɔ na mí bena: ne miekplɔ mia nɔvi ɖe asi vɛ o la, ekema migava ye ŋku me o. 6 Israel ɖo ŋu bena: Nukaŋuti miewɔ vɔ̃ ɖe ŋunye ale, eye mieʋu me na ŋutsu la be, nɔvi gale yewo si? 7 Woɖo ŋu bena: Ŋutsu la bia mía ŋutɔwo kple míaƒe ƒome ta se kolokolo bena: Ɖe mia fofo gale agbea? Ɖe nɔvi gale mia sia? Eye míeʋu me nɛ, abe alesi wòle ene. Ɖe míenyae bena, agblɔ na mí be, míkplɔ mía nɔvi vɛ mahã? 8 Yuda gblɔ na fofoa Israel bena: Ɖe asi le ɖevi la ŋuti nam, bene míadze mɔ ayi, ne míatsi agbe, eye mía ŋutɔwo, wò ŋutɔ kple mía nɔviwo míagaku o. 9 Manɔ enu, eye nabiae atso asinye. Ne nyemegakplɔe va ɖo ŋkuwò me o la, ekema nabum vodalae le nye agbe me ŋkekewo katã me. 10 Ɖe menye hehem míele ɖe megbe o la, anye ne míeɖe zi eve gbɔ xoxo. 11 Tete wo fofo Israel gblɔ na wo bena: Ne ele alea la, ekema miwɔ ale: Mitsɔ anyigba dzi nu[a] vevia ɖewo de miaƒe kotokuwo me yi ɖana ŋutsu la: lifi kple anyitsi via ɖe, ami ʋeʋẽ, kotoklobo, ayedee kple newo. 12 Migatsɔ ga bubu ɖe asi hekpe ɖe ga, siwo miekpɔ le blia dzi le kotokuawo me la ŋuti. Ɖewohĩ ɖe woɖe ŋu ɖi.[b] 13 Emegbe miakplɔ mia nɔvi la, eye miadze mɔ ayi ŋutsu la gbɔ. 14 Mawu ŋusẽkatãtɔ la ana bena, ŋutsu la nave mia nu, eye wòaɖe asi le mia nɔvi la kple Benyamin ŋuti na mi. [d]Ke ne vinyewo le bubum hã, ne wonɔ bubum ko dzro.

Yosef xɔ nɔviawo nyuie.

15 Tete ŋutsuawo tsɔ nunanaawo kple ga bubu ɖe asi, eye wokplɔ Benyamin hã hedze mɔ yi Egipte, eye wova Yosef gbɔ. 16 Esi Yosef kpɔ bena, Benyamin le wo dome la, egblɔ na eƒe afedzikpɔla bena: Kplɔ ŋutsu siawo yi aƒe mee, eye nawu lã aɖa nu, elabena ŋutsuawo le nu ɖu ge kplim egbe ŋdɔ. 17 Eye ŋutsu la wɔ, abe alesi Yosef gblɔ nɛ ene, eye wòkplɔ ŋutsuawo yi Yosef ƒe mee. 18 Tete ŋutsuawo vɔ̃, le esi wokplɔ wo yi Yosef ƒe mee la ta, eye wogblɔ bena: Ga, si míekpɔ le míaƒe kotokuawo me le míaƒe vava gbãtɔ me, tae wokplɔ mí vɛ ɖo, bena woanye zi atsyɔ mía dzi, eye woalé mí kple míaƒe tedziwo awɔ kluviwoe.[f] 19 Eye wote ɖe Yosef ƒe afedzikpɔla ŋu le xɔa ƒe mɔ nu, eye woƒo nu kplii gblɔ bena: 20 Taflatse, mía aƒetɔ, míeva afi sia zi gbãtɔ va ƒle bli. 21 Ke esi míeɖo dzeƒe, eye míetu míaƒe kotokuawo la, amesiame gakpɔ eƒe ga blibo la le eƒe bli dzi le kotokua me; kpɔ ɖa, míegatsɔe ɖe asi vɛ. 22 Míegatsɔ ga bubu ɖe asi vɛ, be míaƒle bli lae; ke míenya amesi tsɔ ga la de míaƒe kotokuawo me o. 23 Eɖo ŋu na wo bena: Miaƒe dzi nedze eme, migavɔ̃ o. Miaƒe Mawu kple mia fofo ƒe Mawu la tsɔ kesinɔnu de miaƒe kotokuawo me le adza me. Miaƒe ga la su asinye.

[a] Lod. 18, 16.
[b] 42, 27. 35.
[d] 42, 36.
[c] 42, 15.
[f] 42, 28.

Tete wòkplɔ [a]Simeon do go va
wo gbɔ. 24 Emegbe la ekplɔ ŋu-
tsuawo va Yosef ƒe me, ku tsi
na wo [b]woklɔ afɔe, eye wòtsɔ
gbe na woƒe tedziwo.

### Yosef ɖo kplɔ̃ na nɔviawo.

25 Eye wotsɔ nunanaawo da ɖi,
vaseɖe esime Yosef gbɔ le ŋdɔ
me, elabena wose bena, yewole nu
ɖu ge le afima. 26 Esi Yosef va
aƒea me la, wotsɔ nunana, si wo-
tsɔ vɛ la, yi nɛ, eye wodze klo
de ta agu nɛ. 27 Eye wòdo gbe
na wo nyuie bia wo bena: Mia
fofo tsitsi,[d] si ŋu mieƒo nu le nam
la, li sesie, eye ele agbe mahã?
28 Wodo ŋu bena: Wò dɔla, mía
fofo le sesie, eye wògale agbe.
Tete [e]wodze klo tsyɔ mo anyi nɛ.
29 Esi wòfɔ kɔ dzi kpɔ dadavia
Benyamin la, ebia bena: Esia nye
mia nɔvi ɖevitɔ, si ŋu mieƒo nu le
nam mahã? Eye wògblɔ be: Mawu
nayra wò, vinye! 30 Enumake Yo-
sef tso nuƒoƒo la, eye eƒe dɔme
trɔ ɖe nɔvia ŋu, eye wòdi be, yeafa
avi; eyata wòyi ɖe eƒe xɔgã me
ɖafa avi le afima. 31 Emegbe
etutu mo, eye wògado go hezi
eɖokui dzi gblɔ bena: Miɖo kplɔ̃!
32 Tete woɖo kplɔ̃ nɛ ɖe vovo,
eye woɖoe na woawo hã ɖe vovo,
nenema ke woɖoe ɖe vovo na
Egiptetɔ, siwo ɖua nu kplii la hã.
Egiptetɔwo [g]meɖua nu kple He-
britɔwo o, elabena enye ŋunyɔnu-
wɔwɔ le woƒe ŋku me. 33 Eye
wobɔbɔ nɔ anyi dze ŋgɔe le kplɔ̃a
ŋu, eye wòɖo wo tso tsitsitsɔ dzi
vaseɖe ɖevitɔ dzi ɖe woƒe tsitsime
nu; ke ŋutsuawo ƒe nu ku, eye
wode asi wo nɔewo kpɔkpɔ me.
34 Eye wòna womã nuɖuɖu, si le
egbɔ la, na wo, ke Benyamin tɔ
sɔ gbɔ wu wo katã tɔ zi atɔ̃.
Emegbe la wono nu kplii, eye
[i]wokpɔ dzidzɔ.

### Yosef do ŋɔdzi na nɔviawo.

44. Emegbe la ede se na eƒe aƒe-
dzikpɔla bena: De bli ŋu-
tsuawo ƒe kotokuwo me taŋ, alesi
nu anya tsɔ na wo, eye natsɔ ame-
siame ƒe ga aɖa ɖe blia dzi le
kotokua me. 2 Eye natsɔ nye
klosalokplu ade ɖevitɔ ƒe kotoku
me hekpe ɖe ga, si wòtsɔ va blia
ƒle gee la ŋu. Tete wòwɔe, abe
alesi Yosef gblɔ nɛ ene. 3 Le
ŋdi kanya ia wodo mɔ ŋutsuawo
woyi kple woƒe tedziwo. 4 Eye
esi wodo go le dua me, eye wo
yome mebu haɖe o la, Yosef gblɔ
na eƒe aƒedzikpɔla bena: Tso, nati
ŋutsuawo yome, eye ne ètu wo
la, nagblɔ na wo bena: Nukaŋuti
mietsɔ vɔ̃ ɖo nyui teƒe mahã?
5 Alo menye eya me nye aƒetɔ
noa nu lena, eye eya me wòkpɔa
nu lena dzea sii o mahã? Miewɔ
busunu! 6 Esi wòva tu wo la, eƒo
nu kpli wo alea tututu. 7 Wodo
ŋu nɛ bena: Ao, aƒetɔ, nukaŋuti
nèle nu ƒom ale? Nu sia wɔwɔ
nede megbe xaa tso wò dɔlawo
gbɔ! 8 Ga, si míekpɔ le míaƒe koto-
kuawo me le blia dzi la, míegatsɔ
wo [f]tso Kanaan-nyigba dzi vɛ na
wò, aleke awɔ míafi klosalo alo
sika le wò aƒetɔ ƒe me mahã?
9 Wò dɔla, si gbɔ nakpɔe le la,
naku; ke mí ame mamleawo mía-
zu mia aƒetɔ ƒe kluviwo. 10 Edo
ŋu bena: Enyo, woawɔ nenema,
abe alesi miegblɔ ene. Amesi gbɔ
woakpɔe ale la, nazu nye kluvi;
ke mi ame mamleawo miadzo ayi
faa. 11 Enumake wo dome ɖesiaɖe
ɖiɖi eƒe kotokua ɖe anyigba, eye
amesiame tu eƒe kotoku la. 12 Eye
wòde asi ediɖi me, dze egɔme tso
xoxoetɔ dzi va wu enu ɖe ɖevitɔ
dzi, eye wòkpɔ kplu la le Ben-
yamin ƒe kotoku me. 13 Tete [h]wo-
dze woƒe awuwo, eye wo dometɔ
ɖesiaɖe gado agba na eƒe tedzi,
eye wogatrɔ va du la me.
14 Eye esi Yuda kple nɔviawo
va Yosef ƒe me la, — Yosef gale
afima ko — tete wodze klo de ta
agu nɛ. 15 Yosef gblɔ na wo
bena: Nuka enye si miewɔ? Ðe
mienyae bena, amegã menye, eye
mekaa nu o mahã? 16 Eye Yuda
ɖo ŋu bena: Nuka míagblɔ na
nye aƒetɔ, eye nu ka míaƒo, alo
aleke míaɖe mía ɖokui nui, esi
[k]Mawu kpɔ wò dɔlawo ƒe vodada
la? Kpɔ ɖa, míawo kple amesi
gbɔ wokpɔ kplua le la, míazu nye
aƒetɔ ƒe kluviwo. 17 Eɖo ŋu bena:
Esia wɔwɔ nede megbe xaa tso
gbɔnye! Amesi gbɔ wokpɔ kplua
le la, eya anye nye kluvi; ke
miawo miagbugbɔ ayi mia fofo
gbɔ faa. 18 Tete Yuda te ɖe eŋu

a 42, 24. b 18, 4. d 42, 13. e 37, 7. 9. f 43, 22. g 46, 34; Mo. II. 8, 22. h 37, 29. i Xag. 1, 6. k 42, 21. 22; Kony. 1, 14.

gblɔ be: Taflatse, nye aƒetɔ! Na
wò dɔla naƒo nu kple nye aƒetɔ,
eye megabi dzi ɖe wò dɔla ŋu o;
elabena èle abe Farao ene. 19 Nye
aƒetɔ bia eƒe dɔlawo bena: [a]Đe [a] 42, 7. 13; 43, 7.
fofo alo nɔviŋutsu gale mia siá?
20 Míegblɔ na nye aƒetɔ bena:
fofo gale mía si, si ku amegã ɖeɖi,
eye wodzi dɔmlɔea nɛ le eƒe ame-
gãkuku me. Ke dadavia ku, eye
eya ɖeka koe susɔ na dada, eye
fofoa lɔ̃nɛ. 21 Eye nègblɔ na wò
dɔlawo bena: mikplɔe vɛ nam, ne
makpɔ. 22 Míeɖo ŋu na nye aƒetɔ
bena: Đevi la mate ŋu agblẽ fo-
foa ɖi o, ne egblẽe ɖi la, ekema
fofoa aku. 23 Tete [b]nègblɔ na [b] 42, 15; 43, 3 v. 5.
wò dɔlawo bena: ne miekplɔ mia [d] 37, 28.
nɔvi ɖevitɔ vɛ o la, ekema mi-
gava do ɖe nye ŋku me o. 24 Esi
míetrɔ va wò dɔla, fofonye gbɔ
la, míegblɔ nye aƒetɔ ƒe nyawo
nɛ. 25 Emegbe mía fofo gblɔ [c] 50, 20.
bena: Migayi ɖafle bli vɛ. 26 Ke
míeɖo ŋu bena: Míate ŋui o! Ne
mía nɔvi ɖevitɔ le eme la, eya
ko míayi. Elabena míate ŋu ado
ɖe ŋutsu la ƒe ŋku me o, ne mía
nɔvi ɖevitɔ mele mía me o. 27 Tete
wò dɔla, fofonye gblɔ na mí bena:
Mienyae bena, vi eve siawo ko
srɔ̃nye dzi nam. 28 Đeka gblẽm
ɖi, eye [f]mesusu be, lãa ɖe vu- [f] 37, 32. 33.
vui, eye va do egbee nyeme-
gakpɔe kpɔ o. 29 Ne [g]miekplɔ [g] 42, 38. [h] 41, 40–43.
eya hã le gbɔnye yii, eye dzɔ-
gbevɔ̃ea ɖe adzɔ ɖe edzi la, eke-
ma etso mia gbɔ, ne nye amegã
wɔtamee sia matsɔ konyifafa ayi
tsiẽƒee. 30 Azɔ ne mava ɖo wò
dɔla fofonye gbɔ, eye ɖevi, si
gbɔ melɔ̃a nu le o la, megale mía
dome o la, 31 ekema aku, ne ekpɔ
be, ɖevi la megale mía dome o la.
Eye wò dɔla aɖi fɔ, ne wò dɔla
mía fofo wɔtamee la atsɔ konyi-
fafa ayi tsiẽƒee. 32 Elabena wò
dɔlae [i]nɔ ɖevia nu le fofonye [i] 43, 9.
gbɔ, eye meɖo ŋugbe nɛ be: ne
nyemegakplɔ ɖevi la vɛ na wò o
la, ekema manye fɔɖila le fofonye
gbɔ le nye agbe me ŋkekewo katã
me. 33 Eyata meɖe kuku na wò,
wò dɔla nazu kluvi na nye aƒetɔ
ɖe ɖevi la teƒe, ne ɖevia nayi aƒe
kple nɔviawo. 34 Aleke wɔ mayi
fofonye gbɔ, ne ɖevi la mele ŋu-
nye oa? Nyemagate ŋu akpɔ fo-
fonye ƒe konyifaƒe o.

Yosef ɖe eɖokui fia nɔviawo.

**45.** Ke Yosef megate ŋu zi eɖo-
kui dzi, abe alesi wòwɔ vase-
ɖe fifi, esime amewo le egbɔ la ene
o; eye wògblɔ bena: Amesiame
nado go le gbɔnye! Eye amea
ɖeke menɔ Yosef gbɔ, hafi wòɖe
eɖokui fia nɔviawo o. 2 Tete wò-
gbã avi doo, ale bena Egiptetɔwo
kple Farao-ƒemetɔwo hã see. 3 Eye
Yosef gblɔ na nɔviawo bena: Nye
enye Yosef! Fofonye gale agbea?
Ke nɔviawo lulu le eƒe ŋku me,
eye womete ŋu ɖo nyaa ɖeke ŋu
nɛ o. 4 Eye Yosef gblɔ na nɔvia-
wo bena: Mite ɖe ŋunye dzro!
Esi wote ɖe eŋu la, egblɔ bena:
Nye enye mia nɔvi Yosef, si [d]mie-
tsɔ dzra ɖe Egipte la. 5 Migana
wòazu nuxaxa na mi o, eye me-
gave mi be, mietsɔm ɖe afisia
o; elabena Mawue dɔm ɖe mia
ŋgɔ,[c] bena maɖe miaƒe agbe. 6 Ƒe
eve enye si dɔwuame le anyigba
dzi, eye wògasusɔ ƒe atɔ̃, siwo
me womaŋlɔ nu, eye womaŋe nu o.
7 Ke Mawu dɔm ɖe mia ŋgɔ, bena
mia ŋutɔwo kple mia viwo miatsi
agbe, eye ame geɖewo nakpɔ
ɖeɖe. 8 Menye miawoe dɔm ɖe
afisia o, ke boŋ Mawue, eye wò-
tsɔm wɔ adaŋudela vevi na Farao,
eye wòɖom amegãe ɖe eƒe aƒe
dzi kple dziɖulae ɖe Egipte-nyigba
blibo la katã dzi.[h] 9 Eyata netsɔ,
ne miayi fofonye gbɔ, eye mia-
gblɔ nɛ bena: Ale viwò Yosef
gblɔ esi: Mawu ɖom amegãe ɖe
Egipte-nyigba blibo la katã dzi;
va gbɔnye, megahe ɖe megbe o!
10 Eye nanɔ Gosen-nyigba dzi,
àte ɖe ŋunye, wò ŋutɔ, viwòŋu-
tsuwo kple wò tɔgbuiyɔviwo, wò
alẽwo kple nyiwo kpakple nusi-
wo katã le asiwò. 11 Makpɔ dzi-
wò le afima; elabena esusɔ ƒe atɔ̃
dɔwuame nagano anyi, bena hiã
nagatu wò ŋutɔ, viwòwo kple aƒe-
wòmetɔwo katã o. 12 Mia ŋutɔwo
kple nɔvinye Benyamin hã mie-
kpɔe kple miaƒe ŋkuwo bena, nye
ŋutɔe ƒo nu kpli mi. 13 Migblɔ
bubu, si katã mekpɔ le Egipte-
nyigba dzi, kple nusiwo katã mie-
kpɔ la, fia fofonye, eye netsɔ, mia-
kplɔ fofonye ava afisiae. 14 Eme-
gbe la ekpla asi kɔ na Benyamin,
eye wòfa avi, eye Benyamin hã
fa avi ɖe eƒe kɔ dzi. 15 Eyome

la eɖuɖɔ nu na nɔviawo katã, eye
wòƒa avi ɖe woƒe kɔ dzi, emegbe
la nɔviawo ƒo nu kplii.

### Yosef na wokplɔ fofoa va Egipte.

16 Eye Farao kple eƒemetɔwo se
bena, Yosef nɔviwo va. Eye wòdze
Farao ŋuti mewo katã ŋu. 17 Tete
Farao gblɔ na Yosef bena: Gblɔ
na nɔviwòawo be: mido agba na
miaƒe lãwo, eye miayi Kanaan-
nyigba dzi 18 aɖakplɔ mia fofo
kple mia ƒomeawo ava gbɔnye,
eye mana anyigba nyuitɔ mi le
Egipte, ne miaɖu nu ʋaʋãawo le
anyigba la dzi. 19 Ke wò la, gblɔ
nusi woawɔ la na wo! Mitsɔ tasia-
ɖamwo tso Egipte-nyigba dzi ɖe
asi hena mia viwo kple mia srɔ̃-
wo, eye mina mia fofo hã naɖoe
ava. 20 Eye migana miaƒe ŋkuwo
nanɔ miaƒe xɔmenuwo ŋu, eye
woƒe nu nave mi o, elabena Egip-
te-nyigba dzi nu nyuiwo katã la-
nye mia tɔ. 21 Eye Israel viwo
wɔ nenema, eye Yosef tsɔ tasia-
ɖamwo na wo le Farao ƒe nya la
nu, eye wòna mɔ dzi nuɖuɖu hã
wo. 22 Eye wòna atsyɔɖowu wo
dome amesiame; ke ena klosalo
sekel alafa etɔ̃ kple atsyɔɖowu
atɔ̃ Benyamin ya. 23 Eye wòɖo
tedzi ewo, siwo tsɔ Egipte-nu ve-
viwo kple tedzinɔ ewo, siwo tsɔ
bli kple abolo kple mɔ dzi nuɖuɖu.
ɖe fofoa. 24 Emegbe edo mɔ nɔ-
viawo, eye hafi woadze mɔ la,
exlɔ̃ nu wo bena: [b]Migawɔ dzre
le mɔ dzi o! 25 Ale wotso le
Egipte, eye wova ɖo wo fofo Ya-
kob gbɔ le Kanaan-nyigba dzi.
26 Eye wogblɔ nɛ bena: Yosef
gale agbe, eye wònye dziɖula le
Egipte-nyigba blibo la katã dzi.
Ke nya la ka ɖe Yakob, eye me-
xɔe se o. 27 Ke esi wogblɔ nya,
siwo katã Yosef gblɔ na wo la.
nɛ, eye wòkpɔ tasiaɖam, siwo
Yosef ɖo ɖee, be wòaɖo ava la,
wo fofo Yakob ƒe dzi gaɖo me.
28 Eye Israel gblɔ bena: Esɔ
gbɔ be, vinye Yosef gale agbe!
Mayi aɖakpɔe ɖa hafi aku![e]

### Yakob yi ɖe Egipte.

46. Eye Israel dze mɔ kple eƒe-
metɔwo katã, eye esi wòɖo
[f]Berseba la, esa vɔ na fofoa Isak ƒe
Mawu la. 2 Tete Mawu ɖe eɖokui
fia Israel le drɔ̃eƒe gblɔ bena:
Yakob, Yakob! Eɖo ŋu bena:
Nye enye si! 3 Eye wògblɔ bena:
Nye enye Mawu, fofowò ƒe Mawu
la. Megavɔ̃ Egipte yiyi o, elabena
mana nazu dukɔ gãa ɖe le afima.
4 Nye ŋutɔ mayi Egipte kple wò.
eye ye ŋutɔ magakplɔ wò agbɔe;
ke Yosef ahe wò ŋkuyiwo akpe.
5 Tete Yakob dze mɔ tso Ber-
seba, eye Israel ƒe viŋutsuwo tsɔ
wo fofo Yakob kple wo viwo kple
wo srɔ̃wo ɖe tasiaɖam, siwo Farao
ɖo ɖa la me, be woakplɔ wo ayii.
6 Eye wokplɔ woƒe lãwo, eye
wotsɔ woƒe kesinɔnu, siwo katã
wokpɔ le Kanaan-nyigba dzi la,
yi Egipte, Yakob kple viawo katã.
7 Eye wòkplɔ viaŋutsuwo kple
tɔgbuiayɔviŋutsuwo, vianyɔnuwo
kple tɔgbuiayɔvinyɔnuwo kple
eƒe ƒome la katã va Egipte.

### Israel viwo.

8 Esiawo nye Israel ƒe vi, siwo
va Egipte la, ƒe ŋkɔwo, Yakob
kple viaŋutsuwo. Yakob ƒe ŋgɔ-
gbevi enye Ruben.[a] 9 Ruben
viŋutsuwo nye: Henox, Palku,
Xezron kple Karmi. 10 Simeon
viŋutsuwo nye: Yemuel, Yamin.
Ohad, Yaxin, Zoxar kple Saul, si
enye Kanaan-nyɔnu ƒe vi. 11 Lewi
ƒe viŋutsuwo nye: Gerson, Kehat
kple Merari. 12 Yuda viŋutsuwo
nye: Ger, Onan, Sela, Perez kple
Serax; ke Ger kple Onan ku le
Kanaan-nyigba dzi. Eye Perez
viŋutsuwo nye: Xezron kple Xa-
mul.[d] 13 Isaxar viŋutsuwo nye:
Tola, Pura, Yob kple Simron.
14 Zebulon viŋutsuwo nye: Sered.
Elon kple Yaxleel. 15 Esiawo nye
Lea ƒe viŋutsu, siwo wòdzi na
Yakob le Mesopotamia hekpe ɖe
vianyɔnu Dina ŋu; viaŋutsuwo
kple vianyɔnuwo katã le ame
blaetɔ̃ vɔ etɔ̃. 16 Gad viŋutsuwo
nye: Zifyon, Hagi, Lumi, Ezbon,
Eri, Arodi kple Areli. 17 Aser
viŋutsuwo nye: Yimna, Yiswa.
Yiswi, Beria kple wo nɔvinyɔnu
Gerax. Beria viŋutsuwo nye: Xe-
ber kple Malkiel. 18 Esiawo nye
Silpa, amesi Laban tsɔ na via-
nyɔnu Lea la ƒe viŋutsu, siwo
wòdzi na Yakob; wo katã le ame
wuiade. 19 Yakob srɔ̃ Raxel ƒe
viŋutsuwo nye Yosef kple Ben-
yamin. 20 Viŋutsu, siwo On-nunɔ-
la Potifera ƒe vinyɔnu Asnat dzi

[a] Mo. II. 6, 14 v. 16.
[b] 42, 22.
[d] 38, 3. 4; 29, 30.
[e] 46, 30.
[f] 26, 23–25.

na Yosef le Egipte-nyigba dzi wo-
nye Manase kple Efrayim.[a] 21 Ben- [a] 41, 50–52.
yamin viŋutsuwo nye: Bela, Be-
xer, Asbel, Gera, Naaman, Exi,
Ros, Mupim, Xupim kple Ard. [b] 46, 33. 34.
22 Esiawo nye Raxel ƒe viŋutsu,
siwo wòdzi na Yakob; wo katã
le ame wuiene. 23 Dan ƒe viŋu-
tsu enye Xusim. 24 Naftali viŋu-
tsuwo nye: Yaxzeel, Guni, Yezer
kple Silem. 25 Esiawo nye Bilha,
amesi Laban tsɔ na vianyɔnu Ra-
xel la, ƒe viŋutsu, siwo wòdzi na
Yakob; wo katã le ame adre.
26 Yakob vi, siwo katã ʋu kplii
yi Egipte, ne woɖe viaŋutsuwo
srɔ̃wo le eme la, wole ame blaade
vɔ ade. 27 [d]Ŋutsuvi, siwo wodzi [d] Mo. II. 1, 5.
na Yosef le Egipte la, wole ame
eve. Yakob vi, siwo katã va
Egipte la, wole ame blaadre.

Yosef xɔ fofoa.

28 Ke edɔ Yuda ɖe eŋgɔ do ɖe
Yosef gbɔ, bena wòaɖe ame aɖo
ŋgɔ nɛ, ne woayi [e]Gosen. Eye [e] 45, 10.
esi woɖo Gosen-nyigba dzi la,
29 Yosef na woɖɔ eƒe tasiaɖam
ɖo, eye wòɖoe yi fofoa Israel kpe
ge le Gosen. Esi wòkpɔe la, ekpla
asi kɔ nɛ, eye wòfa avi ɖe eƒe
kɔ dzi ʋuu. 30 Eye Israel gblɔ na
Yosef bena: Azɔ maku faa, ela- [f] Ps. 90, 10; 39, 13.
bena megakpɔ wò agbagbee.[g] 31 [g] 45, 28.
Eye Yosef gblɔ na nɔviawo kple
fofoa ƒemetɔwo bena: Meyi ma-
ɖagblɔe na Farao bena: nɔvi-
nyewo kple fofonyeƒemetɔ, siwo
le Kanaan-nyigba dzi la, wova
gbɔnye. 32 Lãhawo le ŋutsuawo [h] 45, 11.
si, elabena lãnyilawo wonye, eye
wova kple woƒe alẽwo, nyiwo kple
woƒe kesinɔnuwo katã. 33 Ne Fa-
rao ayɔ mi, eye wòabia mi bena,
dɔ ka wɔlawo mienye mahã la,
34 ekema miaɖo ŋu bena: lãnyi-
lawo wò dɔlawo nye tso ɖevime
vaseɖe fifi abe mía tɔgbuiwo ke
ene, bena wòaɖe mɔ na mi mianɔ
Gosen-nyigba la dzi. Elabena[i] [i] 43, 32.
Egiptetɔwo nyɔa ŋu lãnyilawo.

Yakob nɔ Gosen.

47. Tete Yosef yi ɖagblɔ na
Farao bena: Fofonye kple
nɔvinyewo tso Kanaan-nyigba dzi
va kple woƒe alẽwo, nyiwo kpa-
kple nusianu, si le wo si la, eye
wole Gosen-nyigba dzi. 2 Eye
wòkplɔ nɔvia atɔ̃ ɖe asi yi ɖatsɔ
fia Farao. 3 Eye Farao bia nɔvia-
wo bena: Dɔ ka wɔlawo mienye?
Woɖo ŋu na Farao bena: Lãnyi-
lawo wò dɔlawo nye abe mía tɔ-
gbuiwo ke ene.[b] 4 Eye wogblɔ
na Farao bena: Amedzrowo míe-
nye va afisia nɔ ge; elabena gbe
megali na wò dɔlawo ƒe lãwo o,
eye dɔwuame nu sẽ ŋutɔ le Ka-
naan-nyigba dzi. Eyata mieɖe
kuku, na wò dɔlawo nanɔ Gosen-
nyigba dzi. 5 Tete Farao gblɔ
na Yosef bena: Fofowò kple nɔ-
viwòwo va gbɔwò. 6 Egipte-nyi-
gba la enye si, na bena woanɔ
teƒe nyuitɔ, na fofowò kple nɔ-
viwòwo nanɔ Gosen-nyigba la
dzi. Eye ne èkpɔ bena, ame zã-
zɛwo le wo dome la, ekema natsɔ
nye lãhawo ade wo si.

Yakob le Farao ŋku me

7 Emegbe la Yosef kplɔ fofoa
Yakob va fia Farao gbɔ, tete Yakob
yra Farao. 8 Eye Farao bia Yakob
bena: Ƒe nenie nèxɔ? 9 Yakob
ɖo ŋu na Farao bena: Ƒe, siwo
katã metsɔ zɔ mɔe la, wonye ƒe
alafa ɖeka kple blaetɔ̃. Nye agbe-
nɔƒewo mesɔ gbɔ o, eye mekpe
hiã ɡeɖe le wo me, eye meɖe
tɔgbuinyewo ƒe ƒe, siwo wotsɔ
zɔ mɔe la nu o.[f] 10 Emegbe la
Yakob gayra Farao, eye wòdzo
le Farao gbɔ. 11 Eye Yosef fia
nɔƒe fofoa kple nɔviawo, eye wòna
anyigba wo le Egipte le Ramses,
afisi anyigba nyuitɔ le, abe alesi
Farao de se nɛ ene. 12 Eye Yo-
sef [h]tsɔ nuɖuɖu kpɔ fofoa, nɔ-
viawo kple fofoa ƒemetɔwo katã
dzi, amesiame kple evia.

Dɔwuame va Egipte.

13 Ke nuɖuɖua ɖeke megale
anyigba blibo la dzi o, elabena
dɔ la nu sẽ ŋutɔ, eye dɔwuame
na Egipte kple Kanaan-nyigba dzi
ƒu. 14 Mlɔeba la Yosef ƒo ga, siwo
Egiptetɔwo kple Kanaantɔwo tsɔ
ƒle bli le esi la, nu ƒu, eye wò-
tsɔ ga la yi Farao ƒe mee. 15 Ke
esi ga megale Egipte kple Ka-
naan-nyigba dzi o la, Egiptetɔwo
katã va Yosef gbɔ, eye wogblɔ
bena: Na nuɖuɖu mi, nukaŋuti
míaku ɖe gbɔwò? Elabena ga vɔ!
16 Yosef ɖo ŋu bena: Ne ga vɔ
le mia si la, ekema mikplɔ miaƒe
lãhawo vɛ, eye mana nuɖuɖu mi

ɖe wo teƒe! 17 Tete wokplɔ woƒe
lãhawo vɛ na Yosef, eye Yosef
na bli wo ɖe woƒe sɔwo, alẽhawo
kple nyihawo kple tedziwo teƒe,
eye wòtsɔ bli kpɔ wo dzi le ƒe
ma me ɖe woƒe lãhawo teƒe. 18 Ƒe
sia va yi. Le ƒe bubu me la wo-
gava egbɔ, eye wogblɔ nɛ bena:
Aƒetɔ, míate ŋu aɣla nyaa ɖeke
ɖe wò o. Míaƒe ga vɔ, eye míaƒe
lãhawo ge ɖe mía aƒetɔ si me.
Naneke megali míatsɔ na mía
aƒetɔ o, negbe mía ŋutɔwo kple
míaƒe agblenyigbawo koe susɔ.
19 Nukaŋuti míaku ɖe gbɔwò?
Tsɔ bli ƒle mía kple míaƒe agble-
nyigbawo, bena mía ŋutɔwo kple
míaƒe agblenyigbawo nanye Fa-
rao tɔ! Na bli mí, bena míatsi
agbe, eye míagaku, ne míaƒe agble-
nyigbawo nagazu aƒuti o. 20 Tete
Yosef ƒle Egiptetɔwo ƒe agblewo
katã na Farao. Eye Egiptetɔwo
dome amesiame tsɔ eƒe agble-
nyigba dzra, elabena dɔwuamea
nu sẽ ŋutɔ; ale anyigba la katã
zu Farao tɔ. 21 Eye eƒe dukɔ la
katã zu awɔbamewo tso Egipte
ƒe go ɖeka me yi go bubu me.
22 Ke meƒle nunɔlawo ƒe agble-
nyigbawo o, elabena nunɔlawo
kpɔ wo tɔ gome le Farao gbɔ,
eye woɖu gome, si woxɔ tso Farao
gbɔ la; eyata womedzra woƒe
anyigbawo o. 23 Tete Yosef gblɔ
na dukɔ la bena: Kpɔ ɖa, egbe
meƒle mía kple miaƒe anyigbawo
na Farao. Mixɔ nuku, ne miaƒã ɖe
miaƒe agblewo me. 24 Eye ne
nuŋeɣi ɖo la, ekema miatsɔ agble-
menuawo ƒe atɔ̃liawo ɖeka na
Farao; ke atɔ̃liawo ene nanye
mia ŋutɔwo mia tɔ, bena miatsɔ
ɖe aƒã ɖe agbleawo me, eye ɖe
nanye nuɖuɖu na mia ŋutɔwo,
mia ƒemetɔwo kple mia viwo.
25 Tete wogblɔ bena: Wòe xɔ
mí ɖe agbe! Aƒetɔ, ne ànya ve
mía nu ko, ekema míanye Farao
ƒe awɔbamewo faa. 26 Eye Yosef
tsɔe wɔ see na Egiptetɔwo va-
seɖe egbegbe bena, woatsɔ woƒe
agblemenuwo ƒe atɔ̃liawo ɖeka
ana Farao; negbe nunɔlawo ƒe
anyigbawo koe menye Farao tɔ o.

Yakob ƒe nuwuwu gogo.

27 Ke Israel nɔ Egipte le Gosen-
nyigba dzi, eye wotsi edzi, eye
[i]wodzi viwo hedzi ɖe dzi ŋutɔ.

28 Yakob nɔ Egipte-nyigba dzi
ƒe wuiadre, eye Yakob ƒe agbe
me ŋkekewo nye ƒe alafa ɖeka
kple blane vɔ adre. 29 Esi Israel
kpɔ be, yeƒe kuɣi le ɖoɖom la,
ena woyɔ via Yosef vɛ, eye wò-
gblɔ nɛ bena: Ne mele vevie na
a 24, 2. wò la, ekema [a]tsɔ wò asi ɖo nye
ali me, eye nave nunye, àɖi anu-
kwarenam bena, màɖim ɖe Egipte
o; 30 ke boŋ naɖim ɖe tɔgbui-
nyewo gbɔ, eye natsɔm atso Egip-
b 25, 9. 10; 49, 29—32. te[b] aɖaɖi ɖe woƒe yɔdo me. Tete
wòɖo ŋu bena: Mawɔe, abe alesi
nèɖi ene. 31 Eye wògblɔ bena: Ka
atam! Eye wòka atam nɛ. Tete
Yakob gadze ŋe ɖe eƒe abati la
dzi.

Yakob yra Efrayim kple Manase.

48. Le nusiawo megbe la wo-
gblɔ na Yosef bena: Fofo-
wò le dɔ lém. Tete wòkplɔ via-
ŋutsu eveawo, Efrayim kple Ma-
nase, ɖe asi. 2 Eye wogblɔ na
Yakob bena: Kpɔ ɖa, viwò Yosef
va gbɔwò. Tete Israel do ŋusẽ
eɖokui heƒɔ ɖe ali nu. 3 Eye Ya-
kob gblɔ na Yosef bena: Mawu
ŋusẽkatãtɔ la ɖe eɖokui fiam le
d 28, 19. [d]Lus le Kanaan-nyigba dzi, eye
e 35, 11. 12. wòyram 4 gblɔ nam bena: [e]Mana
nadzi, eye wò dzidzimeviwo nasɔ
gbɔ ɖe dzi; mana nazu dukɔha,
eye matsɔ anyigba sia ana me-
gbewò viwo, be wòanye wo tɔ te-
f 41, 50—52. gbee. 5 Ke [f]viwòŋutsu eveawo,
Efrayim kple Manase, siwo wo-
dzi na wò le Egipte, hafi meva
gbɔwò le Egipte la, nazu vinye-
wo abe Ruben kple Simeon ene.
6 Ke vi, siwo nèdzi ɖe wo yome
la, nanye tɔwò; eye woayɔ woƒe
ŋkɔwo ɖe wo nɔviwo ƒe dome-
nyinyi ŋu. 7 Esi metrɔ tso Meso-
g 35, 19. potamia gbɔna va Kanaan la, [g]Ra-
xel ku le gbɔnye le mɔ dzi, esi
mete tu Efrat, eye meɖii ɖe afima
le Efrat, si enye Betlexem, mɔ to.
8 Ke esi Israel kpɔ Yosef viwo
la, ebia bena: Amekawoe nye
esiawo? 9 Yosef ɖo ŋu na fofoa
h 33, 5. bena: Woawo nye vi, siwo [h]Mawu
nam le afisia! Eye wògblɔ bena:
Kplɔ wo va gbɔnyee, ne mayra
wo. 10 Ke Israel tsi, eye eƒe
ŋkuwo dzi tsyɔ, ale bena megate
ŋu le nu kpɔm o. Eye esi wò-
kplɔ wo te ɖe eŋu la, ekpla asi
i 46, 3; Mo. II. 1, 7. 12. kɔ na wo heɖuɖɔ nu na wo.

11 Tete Israel gblɔ na Yosef bena:
"Nyemesusu be, magakpɔ wò ŋku
me o; ke azɔ Mawu na[b] mekpɔ
viwòwo gɔ̃ hã. 12 Emegbe Yosef
ḍe wo ḍa le eƒe ata dzi, eye wò-
dze klo ḍe ta agu. 13 Eyome la
Yosef lé via eveawo ḍe asi: Efra-
yim ḍe ḍusi, be wòatrɔ ḍe Israel
ƒe miã me, eye Manase ḍe miã,
be wòatrɔ ḍe Israel ƒe ḍusi me,
eye wòkplɔ wo te ḍe eŋu. 14 Ke
Israel da eƒe nuḍusi ḍe Efrayim
ƒe ta dzi, wònye eyae nye ḍevia
hafi, eye wòda eƒe miã ḍe Manase
ƒe ta dzi, ale wòtso ga eƒe asiwo,
evɔ wònye Manase enye tsitsia
hafi. 15 Eye wòyra Yosef gblɔ
bena: Mawu, si ƒe ŋku me fofo-
nye [h]Abraham kple Isak zɔ le,
Mawu, si nye[i] kplɔlanye le nye
agbe me ŋkekewo katã me va ḍo
egbee, 16 [l]mawuḍɔla, si ḍem tso
nye hiãwo katã me la, ayra ḍe-
viawo, eye woayɔ nye ŋkɔ kple
fofonye Abraham kple Isak ƒe
ŋkɔ ḍe wo ŋu, woadzi ḍe dzi, eye
woasɔ gbɔ le anyigba la dzi. 17 Esi
Yosef kpɔ bena, fofoa da eƒe nu-
ḍusi ḍe Efrayim ƒe ta dzi la, me-
nyo eŋu o; eyata wòlé fofoa ƒe
asi, be yeaḍee ḍa le Efrayim ƒe
ta dzi ahada ḍe Manase ƒe ta dzi.
18 Eye Yosef gblɔ na fofoa bena:
Fofonye, menye nenema o; esia
nye ŋgɔgbetɔ, tsɔ wò nuḍusi da
ḍe eƒe ta dzi! 19 Ke fofoa gbe,
eye wògblɔ bena: Menyae, vinye,
menyae! Eya hã ava nye dukɔ,
eye wòasẽ ŋu. Gake nɔvia ḍevi-
tɔa asẽ ŋu awui, eye eƒe dzidzi-
meviwo anye dukɔ gã.[t] 20 Eye
wòyra wo gbemagbe gblɔ bena:
Wò ŋkɔ Israel-viwo atsɔ ayra
amewo agblɔ bena: Mawu naḍi
na wò abe Efrayim kple Manase
ene! Ale wòtsɔ Efrayim ḍo tsitsii
na Manase.[u] 21 Emegbe Israel
gblɔ na Yosef bena: Mele kuku
ge kaba, ke Mawu anɔ anyi kpli
mi, eye wòakplɔ mi ayi mia tɔ-
gbuiwo ƒe anyigba la dzi. 22 Ke
metsɔ [y]anyigbaa ḍe, si mexɔ le
Amoritɔwo si kple nye yi kple da
la na wò, si natsɔ awu nɔviwòwo.

Yakob yra viawo, ḍe se na wo, eye wòku.

49. Eye Yakob yɔ viawo gblɔ
bena: Miƒo ƒu, ne magblɔ
nusi le dzɔdzɔ ge ḍe mia dzi le
ɣeyiɣi, siwo gbɔna me la afia mi!
2 Miƒo ƒu, eye mike to, mi Yakob
viwo, miḍo to mia fofo Israel!
3 Ruben! wòe nye nye ŋgɔgbevi,
nye ŋusẽ kple nye ali me vi gbãtɔ:
gbãtɔ le bubu me kple gãtɔ le
ŋusẽ me.[d] 4 Ele fiefiem abe tsi
ene; màganye gbãtɔ akpɔ o;
[e]elabena èḍe fofowò ƒe aba dzi.
eye nèḍo ŋunyɔe gbemagbe, ẽ,
nye aba dzie nèḍe! 5 Simeon
kple Lewi la, nɔviwoe, wotsɔ woƒe
lãnuwo ḍo hlɔ̃e. 6 Nye [f]luʋɔ maḍe
woƒe adaŋu me o, eye nye dzi
mabɔ ha kple wo o; elabena [g]le
dziku me wowu ŋutsuwo, eye le
dzidzɔ teƒe woŋe ata na nyitsu-
wo. 7 Aḍi woƒe nyanyrã ŋu, ela-
bena enu sẽ, kple woƒe dziku ŋu,
elabena eteƒe mekɔ o! [k]Mamã wo
ḍe Yakob viwo dome, eye makaka
wo ḍe Israel. 8 Yuda! wòe nɔvi-
wòwo akafu, wò asi axe wò fu-
tɔwo ƒe ve, eye fofowòviwo adze
klo na wò.[n] 9 Dzatavi enye Yuda.
Le nulèle ta, vinye, ànɔ to dzi.
Emlɔ anyi tsyɔ akɔ abe dzatatsu
ene, eye abe dzatanɔ ene; ameka
ate ŋu aʋuʋui?[o] 10 Atamkayi
magbe Yuda si nɔnɔ o, eye wo-
maḍe fiatikplɔ ḍa le ekɔme o, va-
seḍe esime amesi tɔ wònye nava;
amesi dukɔwo ana tae.[p] 11 Eḍe
ka eƒe tedzivi ḍe weinka ŋuti,
kple eƒe tedzinɔvi ḍe weinka nyui
ƒe alɔwo ŋuti. Enyã eƒe avɔ le
wein me, kple eƒe avɔ̃u le weintse-
tse me tsi me.[r] 12 Wein na eƒe ŋku
biã, eye notsi na eƒe aḍu fu.
13 Zebulon[s] anɔ ƒutanyigbawo dzi
le ʋudzeƒewo, eye eƒe liƒo aḍe
Zidon ke. 14 Isaxar enye tedzi,
si ƒu tsi ḍe lãme na, eye wòtsyɔ
akɔ ḍe lãkpɔwo domee. 15 Esi
wòkpɔ be, dzudzɔ vivina, eye eƒe
anyigba dze ani la, ebi eƒe abɔ
ta, be wòatsɔ agba, eye wòzu
agbatetsɔla. 16 Dan aʋli eƒe dukɔ
ta abe Israel to bubuwo ke ene.[v]
17 Dan enye da tsomɔ, dakpui le
afɔmɔe dzi; eḍu sɔ ƒe afɔʋume,
eye sɔdola dze anyi megbe me-
gbee. 18 Yehowa, wò ḍeḍe la ko
lalam mele![z] 19 Gad la, adzoha-
wo ava dze edzi; ke eya ayɔ wo
ḍe nu. 20 Aser la, nu ado agbogbo
ḍe esi, eye wòadzra [a]nuḍuḍu vi-
viwo na fiawo. 21 Naftali enye
zinɔ, si ʋlãna, eye wògbloa nu

a 37, 33. 35; 45, 26.
b Ps. 128, 6.
d 29, 32; Mo. V. 21, 17.
e 35, 22.
f Ps. 16, 9; 30, 13.
g 34, 25.
h 32, 10.
i Ps. 23, 1.
k Yos. 19, 1—9; 21, 1—42.
l 31, 11—13.
n Mo. IV. 10, 14; Wɔn. 1, 1. 2.
o Mo. IV. 23, 24; Nyaḍ. 5, 5.
p Mo. IV. 24, 17; Kron. I. 5, 2; 28, 4; Heb. 7, 14.
r Yoel 4, 18.
s Yos. 19, 10 v. 16.
t Mo. IV. 1, 33. 35; Mo. V. 33, 17.
u Heb. 11, 21.
v Wɔn. 13, 25.
y Yoh. 4, 5.
z Ps. 119, 166; Xab. 2, 3.
a Yos. 19, 24 v. 31.

me vivi nyawo.[a] 22 Ati fē enye
Yosef, ati fē le vudo to, eye wòde
alɔ de gli dzi.[d] 23 Wolé fui, eye
wotee kple da, eye aŋutrɔdalawo
dee de nu. 24 Ke evà eʃe dati
goŋgoŋ, eye eʃe asiwo le tsɔtsɔm;
elabena exɔ ŋusẽ tso Yakob ʃe
ŋusẽtɔ kple Israel ʃe kplɔla kple
kpe la gbɔ, 25 tso fofowò ʃe Mawu
la gbɔ, eya akpe de ŋuwò! tso
ŋusẽkatãtɔ la gbɔ, eya ayra wò!
Atsɔ dziʃo nu nyuiwo ayra wò,
atsɔ tɔ gɔme nu nyuiwo ayra wò,
eye atsɔ notsi kple vidzidɔ gede
ayra wò! 26 Fofowò ʃe yayra, si
gbɔ tonyigba xoxo wɔnuwo kple
togbe dzeani, siwo li tegbee ŋu
la, ava Yosef ʃe ta dzi kple nɔ-
viawo ʃe amegã ʃe dzodome.[e] 27
Benyamin enye amegãxi lénu.
Ŋdi la edua eʃe nuléle, eye fiē
la emãa eʃe adzonu la.[f]

28 Esiawo nye Israel ʃe to wuie-
veawo; eye esiawo nye nya, siwo
wo fofo gblɔ na wo. Eyra wo do-
metɔ desiade wo tɔ wo tɔe. 29 Eye
wòde se na wo gblɔ na wo bena:
Ne meyi de tɔgbuinyewo gbɔ la,
ekema miadim de fofonyewo
gbɔ, de[h]kpeto, si le Efron Xititɔ
ʃe agble me la me, 30 de kpeto,
si le Maxpela gble me le Mamre
kasa le Kanaan-nyigba dzi, agble,
si Abraham ʃle le Efron Xititɔ si,
be wòanye amediʃe nɛ la me.
31 Afima [k]wodi Abraham kple
srɔ̃a Sara do, afima [l]wodi Isak
kple srɔ̃a Rebeka do, eye afima
medi Lea hã do, 32 de kpeto, si
le agble la me, si wòʃle le Xiti-
viwo si la me. 33 Esi Yakob wu
nyawo nu na viawo vɔ la, eʃo ata
ʃu de aba dzi, eye wòmia nu, eye
wòyi de tɔgbuiawo gbɔ.

Wodi Yakob de Hebron.

**50.** Tete Yosef dze fofoa dzi,
[m]fa avi de edzi, eye wòdu-
dɔ nu nɛ. 2 Emegbe Yosef de se
na eʃe dɔla, siwo nye atikewɔla-
wo, bena woasi atike na fofoa.
Tete atikewɔlawo si atike na Is-
rael. 3 Esi ŋkeke blane, si wo-
sia atike na ame kuku, de vɔ la,
Egiptetɔwo fa nɛ ŋkeke blaadre
sɔŋ. 4 Ke esi konyifaɣlawo va yi
vɔ la, Yosef gblɔ na Farao ŋuti
mewo bena: Mede kuku, ne mìave
nunye la, ekema migblɔ na Farao

[a] Wɔn. 4, 6—10.
[b] 47, 29. 30.
[d] Hos. 13, 15.
[e] 45, 8.
[f] Wɔn. 20, 25; Sam. I. 9, 1. 2.
[g] 48, 22.
[h] 23, 16—20; 47, 30.
[i] 23, 16.
[k] 25, 9.
[l] 35, 29.
[m] 46, 4.

bena: 5 [b]Fofonye na meka atam
nɛ bena, ne yeku la, ekema madi
ye de yɔdo, si yede de Kanaan-
nyigba dzi la me. Eyata mede
kuku, mayi adadi fofonye, eme-
gbe magatrɔ agbɔ. 6 Farao do
ŋu nɛ bena: Yi nadadi fofowò,
abe alesi nèka atam nɛ ene! 7 Tete
Yosef dze mɔ, be wòadadi fofoa.
Eye Farao ʃe subɔlawo katã kple
eŋuti mewo kpakple Egipte-nyi-
gba dzi megãwo katã yi kplii. 8 Eye
Yosef ʃemetɔwo katã, nɔviawo,
kple fofoa ʃemetɔwo katã yi kplii;
negbe wo viwo, woʃe alẽwo kple
nyiwo ko wogblẽ de Gosen-nyi-
gba la dzi. 9 Eye tasiadamwo
kple sɔdolawo kplɔe yii ale bena,
wonye ameha gãa de. 10 Esi wova
do Gorenhatad, si le Yordan godo
la, wofa konyi ŋutɔŋutɔ le afima,
eye wowɔ yɔʃe na wo fofoa ŋkeke
adre. 11 Esi Kanaantɔ, siwo nye
anyigba dzi nɔlawo, kpɔ yɔʃewɔwɔ
la le Gorenhatad la, wogblɔ bena:
Afisia Egiptetɔwo wɔ yɔʃe gãa de
le. Eyata woyɔa teʃe ma bena
Abel-Mizraim, si le Yordan godo.
12 Eye viaŋutsuwo wɔ nɛ,[g] abe
alesi wòde se na wo ene. 13 Eye
viawo tsɔe yi Kanaan, eye wodii
de kpeto, si le Maxpela gble me,
le Mamre kasa la me; agble, si
[i]Abraham ʃle le Efron Xititɔa si,
be wòanye amediʃe nɛ. 14 Esi wò-
di fofoa vɔ la, Yosef kple nɔviawo
kple amesiwo katã kpe de eŋu wo-
dadi fofoa la, wogatrɔ va Egipte.

Yosef de dzi ʃo na nɔviawo; eʃe ku.

15 Le wo fofo ʃe ku megbe la
Yosef nɔviwo le vɔvɔ̃m gblɔ bena:
Ɖewohĩ Yosef alé fu mí, eye wòa-
do vɔ̃, siwo katã míewɔ de eŋu
la, teʃe na mí. 16 Eye wodɔ ame
do de Yosef gbɔ gblɔ bena: Hafi
fofowò naku la, ede se gblɔ bena:
17 Ale miagblɔ na Yosef enye si:
Mede kuku, tsɔ nɔviwòwo ʃe nuvɔ̃
kple woʃe vodada ke wo; elabena
wowɔ vɔ̃ de ŋuwò. Eyata míede
kuku, tsɔ míaʃe nuvɔ̃wo ke mí,
elabena míawo hã míesubɔa fofo-
wò ʃe Mawu la. Tete Yosef fa
avi le nya sia ŋuti. 18 Emegbe
la nɔviawo ŋutɔ yi, eye wodze
klo de ta agu nɛ gblɔ bena:
Míawo nye si, tsɔ mí wɔ wò klu-
viwoe! 19 Eye Yosef do ŋu na
wo bena: Migavɔ̃ o! Alo Mawu

tefe melea? 20 Miawo miesusu
vɔ̃ ɖe ŋunye, ke [a]Mawu trɔe wòzu
nyuie, be yeawɔe axɔ ame geɖe
ɖe agbe, abe alesi miele ekpɔmi
egbegbe ene. 21 Eyata migavɔ̃
o, manyi mia kple mia viwo siaa!
Ale wòfa akɔ na wo, eye wòɖe
dzi ƒo na wo. 22 Eye Yosef kple
fofoa ƒemetɔwo tsi Egipte-nyigba
dzi; eye Yosef xɔ ƒe alafa ɖeka
kple ewo. 23 Eye Yosef nɔ agbe
tso Efrayim ƒe tɔgbuiyɔviwo ɖo;
eye Maxir Manase vi hã dzi viwo
[c]le Yosef ƒe agbenɔɣi me.

24 Eye Yosef gblɔ na nɔviawo
bena: Nye la mele kuku ge; ke
Mawu aɖo ŋku mia dzi, eye wòa-
kplɔ mi atso anyigba sia dzi ayi
ɖe anyigba, si ŋugbe wòdo na
Abraham, Isak kple Yakob la dzi.[b]
25 Tete Yosef na Israel ƒe viwo
ka atam, eye wògblɔ bena: Ne
Mawu aɖo ŋku mia dzi la, ekema
mitsɔ nye ƒuwo hã tso afisia yi![d]
26 Esi Yosef xɔ ƒe alafa ɖeka
kple ewo la, eku, eye wosi atike
nɛ hetsɔe de aɖaka me le Egipte.

[a] 45, 5: Yes. 28, 29.
[b] Heb. 11. 22.
[d] Mo. II. 13, 19; Yos. 24. 32.
[c] 30, 3.

# MOSE ƑE AGBALẼ EVELIA.

Israel-viwo tsi ɖe dzi, eye wokpɔ xaxa le Egipte.

1 Israel viŋutsu, siwo kpe ɖe
Yakob ŋuti va Egipte la, ƒe
[f]ŋkɔwo nye si; amesiame va kple
eƒemetɔwo: 2 Ruben, Simeon, Le-
wi kple Yuda, 3 Isaxar, Zebulon
kple Benyamin, 4 Dan, Naftali,
Gad kple Aser. 5 [g]Yakob ƒe dzi-
dzimeviwo katã le ame blaadre;
ke Yosef ya tre Egipte vava.
6 Emegbe [h]Yosef kple nɔviawo
kple wo viwo katã ku. 7 Eye
Israel-viwo dzi hele agbɔ sɔm ɖe
dzi ŋutɔŋutɔ, wokeke ta, eye
woxɔ anyigba la dzi.[i]
8 Eye fia yeyea ɖe du fia le
Egipte, amesi menya naneke le
Yosef ŋuti o. 9 Eye wògblɔ na
eƒe dukɔ la bena: Mikpɔ ɖa, Is-
rael-dukɔ la sɔ gbɔ, eye wòsẽ ŋu
wu mí. 10 Enyo, mina míadze aye
ɖe wo ŋuti, bena womagasɔ gbɔ
ɖe edzi o, eye ne aʋa dzɔ la, wo-
magade míaƒe futɔwo dzi awɔ aʋa
kpli mí ahaʋu le anyigba la dzi
o. 11 Tete wotsɔ dzikpɔlawo ɖo
wo nu, bena woate wo ɖe anyi,
ne woawɔ [k]dɔ sesẽwo; eye wotu
nudzraɖoƒewo na Farao, siwo nye
Pitom kple [l]Ramses. 12 Gake esi
wole wo tem ɖe anyi hã la, dzi-
dzim ko wole ɖe dzi, eye wole ta
kekem, ale be wòɖe asi Israel-
viwo vɔvɔ̃ me. 13 Eye Egipte-
tɔwo zi Israel-viwo dzi nublanui-
tɔe, be woawɔ dɔ sesẽ. 14 Eye
dɔ sesẽ wɔwɔ na agbenɔnɔ ti wo;
wonyã anyi, mè anyikpe, eye wo-
wɔ agbledɔ ƒomevi vovovo, siwo
wozi wo dzi nublanuitɔe de asi
na wo la.
15 Eye Egipte-fia de se na He-
britɔwo ƒe vixela, siwo dometɔ
ɖeka ŋkɔ nye Sifra, eye evelia
ŋkɔ nye Pua la bena: 16 Ne miele
vi xem na Hebri-nyɔnua ɖe, eye
miekpɔ le viadziƒe bena, ŋutsuvie
la, ekema miawui; ke nenye nyɔ-
nuvie la, ekema mina wòanɔ agbe!
17 Ke vixelawo vɔ̃ Mawu, eye
womewɔ se, si Egipte-fia de na
wo la dzi o, boŋ wona ŋutsuvia-
wo nɔ agbe. 18 Tete Egipte-fia
yɔ vixelawo vɛ, eye wòbia wo
bena: Nukaŋuti miewɔ alea. eye
miena ŋutsuviawo tsi agbe? 19
Vixelawo ɖo ŋu na Farao bena:
Hebri-nyɔnuwo mele abe Egipte-
nyɔnuwo ene o, ke boŋ wosesẽ;
kasiaa vixela nava wo gbɔ la, woa-
wo ŋutɔ dzia vi la xoxo. 20 Ke
Mawu wɔ nyuie na vixelawo. Eye
dukɔ la dzi ɖe dzi, eye wòsẽ ŋu.
21 Esi vixelawo vɔ̃ Mawu ŋuti la,
eyata wòna vi geɖe wo. 22 Eme-
gbe Farao de se na eƒe dukɔ la
katã bena: Ne Hebritɔwo dzi ŋu-
tsuvi la, ekema mitsɔe ƒu gbe ɖe
Nil-tɔsisi la me, ke mina nyɔnu-
viwo katã nanɔ agbe.

Mose ƒe dzidzi.

2 Ŋutsua ɖe tso Lewito la me
ɖe Lewi-nyɔnua ɖe.[n] 2 Eye
nyɔnu la fɔ fu dzi ŋutsuvi. Esi
wòkpɔ bena, [o]edze ɖeka la, eɣlae
ɣleti etɔ̃. 3 Ke esi megate ŋu le
eɣlam o la, etsɔ kusi, si wotsɔ

[f] Mo. I. 46, 8.
[g] Mo. I. 46, 27.
[h] Mo. I. 50, 26.
[i] Dɔ. 7, 17.
[k] Mo. I. 15, 13.
[l] Mo. I. 47, 11.
[n] 6, 20.
[o] Dɔ. 7, 20; Heb. 11, 23.

ada lɔ̃e, eye wòtree kple aŋɔ keŋ,
emegbe la etsɔ devi la mlɔ me,
eye wòkɔe dada de Nil-tɔsisi to
le aflawo me. 4 Eye [b]nɔvianyɔnu
le adzɔge, bena yeakpɔ nusi ava
dzɔ de edzi.

**Mose fe agbetsitsi le nukumɔa de dzi kple enyinyi.**

5 Tete Farao vinyɔnu va tsi le
ge le Nil me. Ke egbɔ nyɔnuviwo
le tsa dim le tɔa to. Kasiaa wò-
kpɔ kusia de le aflawo dome da,
eye wòdɔ efe dɔlanyɔnu da, be
wòadatsɔe vɛ. 6 Esi wòʋui la,
ekpɔ ŋutsuvia de le avi fam le
eme. Eye efe nu wɔ nublanui
nɛ wògblɔ bena: Ɖewo Hebri-ŋu-
tsuviwo dometɔa dee! 7 Tete nɔ-
vianyɔnu gblɔ na Farao fe vi-
nyɔnua bena: Nyemayi adayɔ
Hebri-nyɔnua de vɛ, bena wòana
no devi la na wò oa? 8 Farao
vinyɔnu la do ŋu nɛ bena: Heyi!
Tete nyɔnuvi la yi dayɔ devi la
dada vɛ. 9 Eye Farao vinyɔnu
la gblɔ nɛ bena: Xɔ devi sia, eye
nana noe nam, ekema mana adzɔ
wò! Tete nyɔnu la xɔ devi la,
eye wòna noe. 10 Esi ŋutsuvia
tsi la, ekplɔe vɛ na Farao vinyɔ-
nu la, eye wòxɔe wɔ viae hetsɔ
ŋkɔ nɛ bena Mose; elabena egblɔ
be: Tɔ mee medee tsoe. 11 Esi
Mose va tsi la, gbe deka eyi nɔ-
viawo gbɔ, eye wòkpɔ, alesi wole
wofe dɔ sesẽ la wɔmi. Tete wò-
kpɔ Egiptetɔa de le nɔvia He-
britɔa de fom.[h] 12 Eye esi wòtsa
ŋu mlamlamla mekpɔ amea deke
o la, efo Egiptetɔ la wu, eye wòlɔ
ke de edzi.[i] 13 Esi ŋu ke la,
egayi, eye wòkpɔ Hebritɔ dede
eve le avu wɔm. Tete wògblɔ
na amesi le ge dim la bena: Nu-
kaŋuti nèle nɔviwò fom? 14 Ke
eya do ŋu bena: Amekae do wò
amegã kple ʋɔnudrɔ̃la de mia
nu? Ɖe nèbe, yeawu nye hã, abe
alesi nèwu Egiptetɔ la enea? Tete
Mose de asi vɔvɔ̃ me, elabena
ekpɔ bena, nya la di wose.[l]

**Mose si dzo le Egipte, eye wòde srɔ̃.**

15 Farao hã se nya la, eye wòle
didim be, yeawu Mose. Ke Mose
si le Farao nu heyi de Midian-
tɔwo fe anyigba dzi, eye wòva
bɔbɔ nɔ vudoa de to.[p] 16 Eye
vinyɔnu adre le Midian-nunɔla si,
amesiwo va tsi du ge de lãwo fe
towo me, bena woana tsi wo fofo
fe alẽwo.[a] 17 Eye alẽkplɔlawo va
tutu wo de megbe. Ke Mose tsi
tre xɔ na wo, eye [d]wòna wofe
alẽwo no tsi. 18 Esi wogbɔ va
wo fofo Reguel gbɔ la, ebia wo
bena: Nukaŋuti miegbɔ egbe kaba
ale? 19 Wodo ŋu bena: Egipte-
ŋutsua de xɔ mi le alẽkplɔlawo
si, eye wòdu tsi gɔ̃ hã na míafe
alẽwo wono. 20 Egblɔ na vianyɔ-
nuawo bena: Afika wòle? Nuka-
ŋuti miegblẽ ŋutsu la de afima?
Miyi dayɔe vɛ, ne wòadu nu!
21 Eye Mose lɔ̃ bena, yeatsi ŋu-
tsu la gbɔ, eye wòtsɔ vianyɔnu
Zipora na Mose wòde. 22 Eye
wòdzi ŋutsuvi nɛ, eye wòyɔ efe
ŋkɔ bena Gersom; elabena egblɔ
bena: Amedzro menye le dzro-
nyigba dzi.[e]
23 Esi etefe va didi la, Egipte-
fia ku. Eye Israel-viwo fa konyi
le wofe dɔ sesẽ la ŋu, eye wodo
ɣli. Eye wofe ɣli, si wodo, be
woavo tso wofe dɔ sesẽa me la,
[f]de Mawu gbɔ. 24 Eye Mawu se
wofe konyifafa, eye wòdo ŋku
nu, [g]si wòbla kple Abraham, Isak
kple Yakob la dzi. 25 Eye Mawu
kpɔ Israel-viwo fe nublanui, eye
wòve wo nu.

**Mawu dɔ Mose.**

3. Eye Mose kpɔ toa Midian-
nunɔla Yetro fe alẽwo dzi.
Gbe deka esi wòkplɔ alẽawo yi
gbedzi la, eva Mawu fe to Xoreb
gbɔ. 2 Eye Yehowa fe dɔla de
edokui fiae le dzobibi me le ŋu-
vea de me. Esi wòlé ŋku de eŋu
la, ekpɔ bena, ŋuve la le bibim,
gake mele fiafiãm o.[k] 3 Tete Mose
gblɔ bena: Mate de eŋu, ne ma-
kpɔ nukpekpe gã sia da, nusi
ŋuti ŋuve la mele fiafiãm o do.
4 Ke esi Yehowa kpɔ bena, ele
tetem va, be yeakpɔe da la, Mawu
yɔe tso ŋuve la me bena: Mose,
Mose! Edo ŋu bena: Nyee nye si!
5 Eye wògblɔ bena: Megate va
afisia o, de wò atokotawo le afɔ;
elabena anyigba, si dzi nèle la,
tefe kɔkɔee![n] 6 Eyome egblɔ be:
[o]Nyee nye fofowò fe Mawu, Abra-
ham fe Mawu, Isak fe Mawu kple
Yakob fe Mawu. Tete Mose tsɔ
nu tsyɔ mo, elabena ele Mawu
kpɔkpɔ vɔ̃m. 7 Eye Yehowa gblɔ

a 3, 1.
b :5, 20.
d Mo. I. 29, 10.
e 18, 3.
f 3, 7.
g Mo. I. 15, 18; 26, 3; 28, 13. 14.
h Heb. 11, 24 25.
i Dɔ. 7, 24.
k Dɔ. 7, 30; Mo. V. 33, 6.
l Dɔ. 7, 27. 29. 35.
n Yos. 5, 15; Mo. I. 28, 17.
o Mat. 22, 32
p Heb. 11, 27.

bena: Mekpɔ alesi wole nye dukɔ
tem ɖe anyi le Egipte keŋ, eye
mese wofe [a]ɣli, si wodo, be ye-
woavo atso yewo dzikpɔlawo si
me la; ẽ, menya wofe fukpekpe-
wo. 8 Eye meɖi va, be maɖe wo
le Egiptetɔwo si me, eye makplɔ
wo atso anyigba sia dzi ayi ɖe
anyigba, si nyo, eye wòlolo la
dzi, anyigba, si dzi notsi kple
anyitsi bɔ ɖo, afisi Kanaanitɔwo,
Xititɔwo, Amoritɔwo, Perizitɔwo,
Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo le. 9
Eye esi Israel-viwo fe ɣli ɖi me-
se, eye mekpɔ, alesi Egiptetɔwo
le fu wɔm wo la, 10 eyata mele
dɔwòm ɖe Farao gbɔ, be nakplɔ
nye dukɔ Israel-viwo adzoe tso
Egipte. 11 Ke Mose gblɔ na Ma-
wu bena: [d]Ameka menye, be
mayi Farao gbɔ, eye makplɔ Is-
rael-viwo adzoe atso Egipte? 12
Eye wògblɔ bena: Manɔ anyi kpli
wò! Eye esia anye dzesi na wò
bena, nyee dɔ wò: Ne èkplɔ du-
kɔ la dzoe tso Egipte la, ekema
miasubɔ Mawu le to sia dzi.

13 Eye Mose gblɔ na Mawu
bena: Ne meva Israel-viwo gbɔ,
eye megblɔ na wo be: mia fofo-
wo fe Mawu dɔm ɖo ɖe mia gbɔ,
eye woabiam bena: eŋkɔ ɖee hã
la, aleke maɖo ŋu na woe? 14
Mawu gblɔ na Mose be: [f]„Ame-
si menye, eyae menye," eye wò-
gblɔ bena: Ale nagblɔ na Israel-
viwo enye si: „Menye" ye dɔm
ɖo ɖe mia gbɔ; 15 esia nye nye
ŋkɔ tegbee, [g]eye nye ŋkɔ sia dzi-
dzimewo katã woayɔ. 16 Heyi,
ne nafo Israel-viwo fe ame tsi-
tsiwo nu fu, eye nagblɔ na wo
bena: Yehowa, mia fofowo fe Ma-
wu, Abraham fe Mawu, Isak fe
Mawu kple Yakob fe Mawu la, ɖe
eɖokui fiam gblɔ bena: Meɖo ŋku
mia dzi, eye mekpɔ nusi dzɔ ɖe
mia dzi le Egipte. 17 Eyata meɖo
bena, maɖe mi atso Egiptetɔwo
fe teteɖanyi la me akplɔ mi ayi
Kanaanitɔwo, Xititɔwo, Amoritɔ-
wo, Perizitɔwo, Xiwitɔwo kple
Yebusitɔwo fe anyigba dzi, afisi
notsi kple anyitsi bɔ ɖo. 18 Eye
ne woɖo to wò gbe la, ekema mia
kple Israel-viwo fe ame tsitsiwo
miayi Egipte-fia gbɔ, eye miagblɔ
nɛ bena: [i]Yehowa, Hebritɔwo fe
Mawu la, ɖe eɖokui fia mí; eyata
na míazɔ ŋkeke etɔ̃ fe mɔ ayi
gbedzi, adamè nu na Yehowa mía
Mawu la. 19 Gake menyae bena,
Egipte-fia maɖe mɔ na mi mia-
dzo o, negbe ɖeko woazi edzi
hafi. 20 Maɖo nye asi ɖa, eye
matsɔ nye nukunuwo katã, siwo
mawɔ le wo dome la, aɖee le mo
na Egiptetɔwo; emegbe hafi wo-
ana miayi. 21 Eye mana Egipte-
tɔwo nave dukɔ sia nu, bena ne
miele dzodzo ge la, miayi asi
gbɔloe o;[b] 22 ke nyɔnu sia nyɔnu
nabia klosalo kple sikanuwo kpa-
kple avɔwo le efe afelika kple
efe me medzrowo si, eye miatsɔ
wo aɖo atsyɔ̃ na mia viŋutsuwo
kple mia vinyɔnuwo. Ale miaha
Egiptetɔwo enye si!

**Mawu ɖo mɔ Mose kple nukunu.**

**4** Mose ɖo ŋu gblɔ bena: Ne
womexɔ nye nya dzi se o,
eye womeɖo to nye gbe o, ke boŋ
wogblɔ bena: Yehowa meɖe eɖo-
kui fia wò o ɖe? 2 Yehowa gblɔ
nɛ bena: Nukae ma le asiwò?
Eɖo ŋu bena: Atizɔtie. 3 Tete
wògblɔ bena: Tsɔe fu gbe ɖe
anyigba! Esi wòtsɔe fu gbe ɖe
anyigba la, [e]etrɔ zu da; eye Mose
si le enu. 4 Yehowa gblɔ na Mose
bena: Do wò asi ɖa nalé efe asike!
Eye wòdo efe asi ɖa lèe; tete
wògatrɔ zu atizɔti ɖe esi. 5 Ekema
woaxɔe ase bena, Yehowa, wo fo-
fowo fe Mawu, Abraham fe Mawu,
Isak fe Mawu kple Yakob fe Mawu
lae ɖe eɖokui fia wò. 6 Eye Ye-
howa gagblɔ nɛ bena: Tsɔ wò
asi fo ɖe wò axatome! Eye wòtsɔ
efe asi fo ɖe efe axatome. Esi
wògaɖee ɖa la, anyi fo ɖe efe asi
ŋuti fu tii. 7 Eye wògblɔ bena:
Gagbugbɔ wò asi fo ɖe wò axa-
tome! Eye esi wògagbugbɔ efe
asi fo ɖe axatome, eye wògaɖee
ɖa la, kpɔ ɖa, efe asi gazu abe
efe ŋutilã susɔea ene. 8 Ne wo-
mexɔ wò nya dzi se o, eye wome-
bu dzesi gbãtɔ o la, ekema woa-
xɔ dzesi evelia dzi ase. 9 Ke ne
womexɔ dzesi eve siawo hã dzi
se o, eye womese wò gbe o la,
ekema naku tsi le Nil-tɔsisi me
akɔ ɖe anyigba, eye tsi, si nèku
le Nil-tɔsisia me la, [h]atrɔ zu ʋu
ɖe anyigba. 10 Tete Mose gblɔ
na Yehowa bena: Taflatse, Afetɔ,

a 2, 23.
b 11, 2. 3; 12, 35. 36; Mo. I. 15, 14.
d 4, 10; Yes. 6, 5. 8; Yer. 1, 6.
e 7, 10.
f Nyad. 1, 4. 8.
g 6, 2. 3; Yes. 42, 8.
h 7, 17.
i 5, 1. 3.

[a]nyemenya nufofo o, eye esia me-
tso etsɔ kple nyitsɔ alo tso esime
nède asi nufofo me kple wò dɔla
o, elabena nye aɖe metrɔna ɖe nya
ŋuti o. 11 Yehowa ɖo ŋu nɛ be-
na: Ameka wɔ nu na ame? Ame-
ka wɔ aɖetututɔ alo tokunɔ alo
nukpɔla alo ŋkuagbãtɔ? Alo me-
nye nye Yehowa oa?[b] 12 Heyi
ko, makpe ɖe ŋuwò nafo nu, eye
mafia nusi nagblɔ la wò.[d] 13 Eye
wògblɔ bena: Taflatse, Aƒetɔ, di
amea ɖe dɔ boŋ. 14 Tete Yehowa
do dɔmedzoe ɖe Mose ŋu gblɔ
bena: Alo nyemenyae bena, nɔ-
viwò Aron, Lewitɔ la, nya nufofo
nyuie oa? Kpɔ ɖa, egbɔna kpe
wò ge, eye ne ekpɔ wò la, dzi
adzɔe ŋutɔ. 15 Ekema nafo nu
kplii, eye natsɔ nyawo ade enu,
eye nye la makpe ɖe mia ŋu miafo
nu, eye mafia nusi miawɔ la mi.
16 Eya nafo nu kple dukɔ la ɖe
tewòƒe, eye wòanye wò nu; ke
wò la nanɔ Mawu teƒe nɛ.[f] 17 Eye
tsɔ atizɔti sia ɖe asi, eya natsɔ
awɔ dzesiawoe!

Mose gatrɔ yi Egipte.

18 Eye Mose trɔ gbɔ va toa
[h]Yetro gbɔ, eye wògblɔ nɛ bena:
Mele didim be, magbugbɔ aɖa-
kpɔ nɔvinyewo ɖa le Egipte be,
wogale agbe mahã? Yetro ɖo ŋu
na Mose bena: Heyi faa! 19 Eye
Yehowa gblɔ na Mose le Midian
bena: Tso, gbugbɔ yi ɖe Egipte,
elabena [k]amesiwo katã le didim
be, yewoatsrɔ̃ wò agbe la, woku.
20 Tete Mose tsɔ srɔ̃a kple [l]via-
wo ɖo tedzi dzi, eye wòdze mɔ
heyi Egipte-nyigba dzi; eye Mose
tsɔ Mawu ƒe atikplɔ la ɖe asi.
21 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Ne èɖe Egipte la, ekema
naɖo ŋku nukunu, siwo katã mede
asi na wò la dzi awɔ le Farao ƒe
ŋku me; ke [n]nye la mana eƒe dzi-
me nasẽ, bena maɖe asi le dukɔ
la ŋu woayi o. 22 Gblɔ na Farao
bena: Ale Yehowa gblɔ esi: [p]Is-
rael la nye ŋgɔgbevie! 23 Eyata
mele gbɔgblɔm na wò bena: Ɖe
asi le vinye ŋuti, ne wòava su-
bɔm; ke ne ègbe asiɖeɖe le eŋu
la, ekema [r]mawu wò ŋgɔgbevi!
24 Le mɔ dzi, esi wova ɖo dze-
ƒe la, Yehowa va, eye wòdi be,
yeawui.[s] 25 Tete Zipora tsɔ [t]kpe
ɖaɖɛa de lã viaŋutsu ƒe aʋanuyi

[a] 3, 11; 6, 12. 30.
[b] Ps. 94, 9.
[d] Mat. 10, 19.
[e] 3, 16.
[f] 7, 1. 2.
[g] 3, 18; 7, 16. 26; 8, 16; 9, 1. 13.
[h] 3, 1.
[i] Dan. 3, 15.
[k] Mat. 2, 20.
[l] 18, 3. 4.
[n] 7, 3. 13; 8, 11. 15. 28; 9, 12. 35; 10, 1. 20. 27; 11, 10; 14, 4. 17.
[o] 1, 7. 12.
[p] Yer. 31, 9; Hos. 11, 1.
[r] 11, 5; 12, 29.
[s] Mo. 1. 17, 14.
[t] Yos. 5, 2.

ɖa, eye wòtsɔe ɖa ɖe eƒe afɔ nu
gblɔ bena: Ʋuŋugbetɔsrɔ̃ nènye
nam. 26 Tete wòɖe asi le eŋu.
Gbemagbe wògblɔ bena ʋuŋu-
gbetɔsrɔ̃ le aʋatsotso la ta.
27 Eye Yehowa gblɔ na Aron
bena: Yi ɖakpe Mose le gbea dzi!
Tete wòyi ɖakpee le Mawu ƒe to
la gbɔ, eye wògbugbɔ nu nɛ.
28 Eye Mose gblɔ Yehowa ƒe nya,
siwo katã ta wòdɔe ɖo kple dzesi,
siwo katã wòde esi la nɛ. 29 Esia
megbe Mose kple Aron woyi, eye
woyɔ Israel-viwo ƒe ametsitsiwo
katã ƒo ƒu. 30 Eye Aron gblɔ
nya, siwo katã Yehowa de asi na
Mose la; ke eya wɔ dzesiawo le
dukɔ la ƒe ŋku me. 31 Esi dukɔ
la se bena, Yehowa ɖo ŋku Israel-
viwo dzi, eye [e]wòkpɔ woƒe tete-
ɖanyi la, woxɔe se, eye wode ta
agu hedo gbe ɖa.

Mose le Farao ŋku me.

5. Emegbe Mose kple Aron woyi
ɖagblɔ na Farao bena: Ale
Yehowa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: [g]Ɖe asi le nye dukɔ la ŋuti,
bena wòayi aɖaɖu ŋkekenyuie
nam le gbedzi! 2 Farao ɖo ŋu
bena: Ameka [i]nye Yehowa, ne
maɖo to eƒe gbe aɖe asi le Israel-
viwo ŋuti woayi? Nyemenya Ye-
howa la o, eye nyemaɖe asi le
Israel ŋuti wòayi hã o! 3 Wogblɔ
bena: Hebritɔwo ƒe Mawu la ɖe
eɖokui fia mí. Na míazɔ ŋkeke
etɔ̃ ƒe azɔli ayi gbedzi, ne míasa
vɔ na Yehowa, mía Mawu la; ne
menye nenem o la, adze mía
dzi kple dɔvɔ̃ alo yi. 4 Tete
Egipte-fia ɖo ŋu na wo bena:
Mose kple Aron, nukaŋuti miele
didim be, miaɖe dukɔ la le woƒe
dɔa nu? Miheyi miaƒe dɔ sesẽ
la dzi! 5 Eye Farao gagblɔ bena:
Kpɔ ɖa, dukɔ la [o]sɔ gbɔ le anyi-
gba la dzi tso, eye miedi be, woa-
dzudzɔ woƒe dɔ la mahã?

Farao gate Israel-viwo ɖe anyi wu.

6 Gbemagbe Farao ɖe se na
dukɔ la ƒe dɔdzikpɔlawo kple eƒe
dɔnunɔlawo bena: 7 Migana gbe
dukɔ la, bena woaɖe anyi me,
amè anyikpewoe, abe alesi mie-
wɔe vaseɖe fifi ene o; ke boŋ
woawo ŋutɔ nayi aɖadi gbe na wo
ɖokui! 8 Gake kpe alesi nu wo-
mèna vaseɖe fifi la, mina woamèe,

eye migaḍe ḍeke le edzi na wo
o! Elabena kuvia wɔm wole; eya-
ta wole ɣli dom le gbɔgblɔm bena:
Míayi aḍasa vɔ na míaƒe Mawu.
9 Dɔ la nu nasẽ na wo, ale be
dɔ geḍe nanɔ wo si, ne woma-
gaḍo to ameblenyawo o! 10 Tete
dukɔ la ƒe dɔdzikpɔlawo kple dɔ-
nunɔlawo yi, eye wogblɔ na dukɔ
la bena: Ale Farao ḍo enye si:
Nyemegale gbe na ge mi azɔ o.
11 Mia ŋutɔwo miyi, ne miadi gbe
na mia ḍokui, afisi miakpɔe ale;
ke womaḍe miaƒe dɔ la dzi na
mi o. 12 Tete dukɔ la kaka ḍe
Egipte-nyigba blibo la katã dzi,
bena woadi gbe. 13 Eye dɔdzi-
kpɔlawo ƒo du ḍe wo nu gblɔ
bena: Ele na mi be, miawu miaƒe
gbesiagbe dɔ nu blibo, abe alesi
miewɔna tsã, esime gbe nɔ mia
si la ene. 14 Eye woƒo Israel-vi,
siwo Farao ƒe dɔdzikpɔlawo tsɔ
ḍo dɔnunɔlawoe la, gblɔ na wo
bena: Nukaŋuti miemė miaƒe anyi-
kpe, siwo woḍo na mi la, wu
nu blibo etsɔ kple egbe, abe tsã
ene o mahã? 15 Tete Israel-viwo
ƒe dɔnunɔlawo ḍafa konyi na
Farao gblɔ bena: Nukaŋuti nèle
wò dɔlawo wɔm alea? 16 Wome-
gale gbe nam wò dɔlawo azɔ o,
gake wole gbɔgblɔm na mí bena:
mimė anyikpe! Azɔ wole mía ƒom
gɔ̃ hã, eye wobu wò dukɔ la [f]vo- [f Fia. I. 1, 21.]
dalawoe. 17 Ke eya ḍo ŋu gblɔ
bena: Kuviatɔwo, kuviatɔwo mie-
nye! Eyata miele gbɔgblɔm bena:
Míayi aḍasa vɔ na Yehowa. 18 Mi-
heyi miaƒe dɔ dzi; womana gbe
mi o, gake ele na mi be, miamė
anyikpe, abe alesi woḍo na mi ene.
19 Eye wòsesẽ na Israel-viwo
ƒe dɔnunɔlawo be, woaḍagblɔ be,
womaḍe woƒe gbesiagbe kpemė-
me la dzi na wo o. 20 Esi wo-
dzo le Farao gbɔ la, wokpe Mose
kple Aron, amesiwo tsi tre ḍi, be
woaḍo go wo. 21 Eye wogblɔ na
wo bena: Yehowa adrɔ̃ ʋɔnu mi,
eye wòakpɔ me na mí. Elabena
miena [i]míeḍe asi ʋeʋẽ me ḍe [i Mo. I. 34, 30.]
Farao kple eŋuti mewo, gɔ̃ la mie-
ḍe yi asi na wo, be woatsɔ awu
mí. 22 Tete Mose trɔ ḍe Yehowa
ŋu gblɔ bena: Afetɔ! Nukaŋuti
nèhe vɔ̃ sia va dukɔ la dzi? Nu-
kata gɔ̃ nèdɔm ḍo? 23 Elabena
tso esime meva Farao gbɔ, eye
meƒo nu le wò ŋkɔa me la, azɔ
gɔ̃ wòle ŋuta sẽm le dukɔ la ŋu;
ke wò la mèḍe dukɔ la kpɔ o.

Mose gaxɔ se yeye tso Mawu gbɔ.

6. Yehowa gblɔ na Mose bena:
Azɔ àkpɔ nusi mele Farao wɔ
ge. Alɔ sesẽ ana wòaḍe asi le
[a 11, 1; 12, 33.] wo ŋu, eye [a]alɔ sesẽ ana wòanyã
wo atso eƒe anyigba dzi.
2 Eye Mawu ƒo nu kple Mose
gblɔ nɛ bena: Nyee nye Yehowa!
3 Nyee ḍe ḍokuinye fia Abraham,
[b Mo. I. 17, 1.] Isak kple Yakob [b]abe Mawu ŋu-
sẽkatãtɔ ene; ke nyemeḍe nye
[d 3, 14. 15.] ŋkɔ [d]Yehowa fia wo o. 4 Mebla
nu kpli wo be, matsɔ Kanaan-nyi-
gba, si dzi wonye amedzrowo le
[c Mo. I. 12, 7.] la, ana wo wòanye wo tɔ.[c] 5 Eye
azɔ mese Israel-viwo ƒe konyi, si
wofa le Egiptetɔwo ƒe wo tete-
ḍanyi la ŋuti, eye meḍo ŋku nye
nubabla la dzi. 6 Eyata gblɔ na
Israel-viwo bena: Nyee nye Ye-
howa! Makplɔ mi le dɔ sesẽ, si
wɔm miele na Egiptetɔwo la nu,
eye mana miavo atso miaƒe klu-
vidɔ la me, eye maḍo nye alɔ ḍa
atsɔ ŋusẽ gã aḍe mi. 7 Mawɔ mi
mianye nye dukɔ, eye manye mia-
ƒe Mawu, eye miaḍze sii be, nyee
nye Yehowa, miaƒe Mawu, amesi
kplɔ mi le dɔ sesẽ la nu tso
Egipte. 8 Eye makplɔ mi ayi
[g Mo. I. 22, 16; Mo. V. 32, 40.] anyigba,[g] si ŋu meka atam ḍo be,
matsɔ na Abraham, Isak kple Ya-
kob la dzi. Nye Yehowa matsɔe
na mi wòanye mia tɔ. 9 Eye Mose
va gblɔ nyawo na Israel-viwo;
ke woawo meḍo to Mose o, ela-
bena womegale dzi ḍom ḍe amea
ḍeke ŋu o, le dɔ sesẽ la ta. 10 Eme-
gbe Yehowa gblɔ na Mose bena:
11 Yi ḍaƒo nu kple Farao, Egipte-
fia bena: Ɖe asi le Israel-viwo
ŋuti woadzo le wò anyigba dzi.
12 Eye Mose ḍo ŋu na Yehowa
bena: Esi Israel-viwo mele to ḍo-
mem o la, aleke Farao aḍo to nye
[h kp. 30; 4, 10.] [h]amesi nu menya ƒona na o la!
13 Tete Yehowa ƒo nu kple Mose
kple Aron, eye wòḍo wo ḍe Is-
rael-viwo kple Farao, Egipte-fia
gbɔ, bena woakplɔ Israel-viwo
atso Egipte-nyigba dzi.

Dzidzimegbalẽ.

14 Esiawo nye aƒehánuawo le
woƒe ƒome la me. Ruben, Israel
ƒe ŋgɔgbevi, ƒe viwo nye: Henox,

Palu, Xezron kple Karmi; esiawo nye Ruben-hawo.[b] 15 Simeon viwo nye: Yemuel, Yamin, Ohad, Yaxin kple Zoxar kpakple Saul, si nye Kanaan-nyɔnu ƒe vi; esiawo nye Simeon-hawo. 16 Esiawo nye Lewi viwo ƒe ŋkɔwo le woƒe dzidzime nu: Gerson, Kahat kple Merari; eye Lewi tsi xɔ ƒe alafa ɖeka kple blaetɔ̃ vɔ adre.[e] 17 Gerson viwo nye Libni kple Simei le woƒe dzidzime nu. 18 Kahat viwo nye: Amram, Yizhar, Xebron kple Uziel; eye Kahat tsi xɔ ƒe alafa ɖeka kple blaetɔ̃ vɔ etɔ̃. 19 Merari viwo nye: Maxeli kple Musi; esiawo nye Lewi-hawo le woƒe dzidzime nu. 20 Eye [f]Amram ɖe tɛa Yoxebet, amesi dzi Aron kple Mose nɛ. Eye Amram tsi xɔ ƒe alafa ɖeka kple blaetɔ̃ vɔ adre 21 Yizhar viwo nye: [h]Korax, Nefeg kple Sixri. 22 [i]Uziel viwo nye: Misael, Elzafan kple Sitri. 23 Eye Aron ɖe Eliseba, Aminadab vinyɔnu, amesi nye Naxason nɔvinyɔnu, eye wòdzi [k]Nadab, Abihu, Eleazar kple Itamar nɛ. 24 Korax viwo nye: Asir, Elkana kple Abiasaf; esiawo nye Korax-hawo. 25 Eye Eleazar, Aron vi ɖe Putiel vinyɔnuwo dometɔ ɖeka, amesi dzi [n]Pinexas nɛ. Ame siawo nye Lewi viwo ƒe aƒehánuawo le woƒe ƒome la nu. 26 Esiawo nye Aron kple Mose, amesiwo Yehowa gblɔ na bena: Mikplɔ Israel-viwo ƒe hawo dzo tso Egipte-nyigba dzi! 27 Amesiwo yi dagblɔ na Farao, Egipte-fia bena, yewoakplɔ Israel-viwo atso Egipte, wonye Mose kple Aron.

28 Esi Yehowa ƒo nu kple Mose le Egipte la, 29 Yehowa gblɔ na Mose bena: Nyee nye Yehowa! Yi ɖagblɔ nya, siwo katã magblɔ na wò la, na Farao, Egipte-fia. 30 Ke Mose gblɔ na Yehowa bena: Nu menya ƒona nam o; aleke awɔ Farao aɖo to nye gbe?[r]

**Mose kple Aron wɔ nukunu le Farao ŋku me.**

**7.** Yehowa ɖo ŋu na Mose bena: Mana nanye [s]Mawu ɖe Farao nu, eye nɔviwò Aron nanye wò nyanuɖela. 2 Gblɔ nya, siwo katã magblɔ na wò la, eye nɔviwò Aron nagblɔe na Farao be, wòaɖe asi le Israel-viwo ŋu woadzo le eƒe anyigba dzi. 3 Ke [a]nye la mana Farao ƒe dzime nasẽ, bena mawɔ dzesi kple nukunu geɖewo le Egipte-nyigba dzi. 4 Ke Farao maɖo to mi o, eye maɖo nye asi ɖe Egiptetɔwo gbɔ, eye matsɔ ŋusẽ gã akplɔ nye amehawo, nye dukɔ Israel-viwo atso Egipte. 5 Ekema [d]Egiptetɔwo adze sii bena, nyee nye Yehowa, ne meɖo nye asi ɖe Egipte dzi, eye mekplɔ Israel-viwo dzoe le wo dome. 6 Alesi Yehowa ɖe se na Mose kple Aron la, nenema wowɔ. 7 Mose xɔ ƒe blanyi, eye Aron xɔ ƒe blanyi vɔ etɔ̃, esime woƒo nu kple Farao.

8 Eye Yehowa gblɔ na Mose kple Aron bena: 9 Ne Farao abia nukunua ɖe tso mia si la, ekema gblɔ na Aron bena: [g]Tsɔ wò atikplɔ da ɖe Farao ƒe ŋku me! eye wòatrɔ zu da gãa ɖe. 10 Tete Mose kple Aron woyi Farao gbɔ, eye wowɔ, abe alesi Yehowa ɖe se na wo ene. Aron tsɔ eƒe atikplɔ da ɖe Farao kple eŋutimewo ƒe ŋku me, eye wòtrɔ zu da gãa ɖe. 11 Ke Farao hã yɔ nunyalawo kple afakalawo vɛ, eye [l]Egiptetɔwo ƒe akunyawɔlawo tsɔ woƒe aye me nuwɔwɔwo wɔe nenemake. 12 Wo dometɔ ɖesiaɖe tsɔ eƒe atikplɔ da ɖe anyi, tete wotrɔ zu da gãwo; ke Aron ƒe atikplɔ lé woƒe atikplɔwo mi. 13 Gake Farao ƒe dzime sẽ, eye meɖo to wo o, abe alesi Yehowa [o]gblɔ ene.

**Fukpekpe gbãtɔ: Tsi trɔ zu ʋu.**

14 Emegbe Yehowa gblɔ na Mose bena: Farao ƒe dzime sẽ, eye wògbe asiɖeɖe le dukɔ la ŋuti. 15 Yi Farao gbɔ ŋdi kanya; kpɔ ɖa, ayi tɔ la nu, eye natsɔ atikplɔ, si zu da la, ɖe asi aɖado goe le Nil-tɔsisi la to. 16 Eye nagblɔ nɛ bena: Yehowa, Hebritɔwo ƒe Mawu la, dɔm ɖo ɖe gbɔwò, be yeagblɔ na wò bena: [p]Ɖe asi le nye dukɔa ŋuti, ne wòaɖasubɔm le gbedzi! Ke mèɖo to vaseɖe fifi o. 17 Ale Yehowa gblɔ esi: Esia natsɔ ànyae bena, nyee nye Yehowa. Matsɔ atikplɔ, si le asinye la, aƒo Nil-tɔsisi me tsia dzi, eye [t]wòatrɔ zu ʋu. 18 Eye lã, siwo le Nil me la, laku, eye tɔ la ade asi ʋeʋẽ me, ale be Egiptetɔwo anyɔ ŋu tɔa me tsi nono. 19 Tete Yehowa gblɔ na Mose

a 4, 21.
b Mo. I. 46, 9 v. 11.
d 8, 18; 9, 14. 29.
e Kron. I. 5, 27–30; 6, 1–4.
f 2, 1.
g 4, 3.
h Mo. IV. 16, 1.
i Mo. III. 10, 4.
k 28, 1.
l kp. 22; 8, 3. 14. 15; Tim. II. 3, 8.
n Mo. IV. 25, 7.
o 4, 21.
p 5, 1.
r kp. 12.
s 4, 16.
t 4, 9.

bena: Gblɔ na Aron bena: Tsɔ
wò atikplɔ, eye nado wò asi [b]ɖe
Egiptetɔwo ƒe tsiwo dzi; ɖe woƒe
tɔsisiwo, tɔʋuwo, tawo kple tsi-
teƒewo katã dzi, bena woatrɔ zu
ʋu, eye ʋu nanɔ Egipte-nyigba
blibo la katã dzi le goewo kple
zewo me. 20 Eye Mose kple Aron
wɔ, abe alesi Yehowa de se na
wo ene. Eye wòtsɔ eƒe atikplɔ
ƒo Nil me tsi la dzi le Farao kple
eŋuti mewo ƒe ŋku me; tete tsi.
siwo katã le Nil me la, trɔ zu ʋu.
21 Eye lã, siwo katã le Nil me
la, ku, eye tɔ la de asi ʋeʋẽ me,
ale be Egiptetɔwo megate ŋu no
Nil me tsi o. Eye ʋu le Egipte-
nyigba dzi afisiafi. 22 Ke [f]Egipte-
tɔwo ƒe akunyawɔlawo tsɔ woƒe
aye me nuwɔwɔwo wɔe nenema
ke. Eye Farao ƒe dzime sẽ, eye
meɖo to wo o, abe alesi Yehowa
gblɔ ene. 23 Tete Farao trɔ yi aƒe
me, eye meɖo toe na wo o. 24 Eye
Egiptetɔwo ɖe vudowo ɖe Nil ŋu,
bena woakpɔ tsi ano, elabena wo-
mete ŋu no tɔa me tsi la o. 25 Esi
Yehowa gblẽ Nil me tsia la, etsi
nenema ŋkeke adre sɔŋ.

Etsɔ fukpekpe evelia do ŋɔdzi ne.

26 Eyome Yehowa gblɔ na Mose
bena: Yi Farao gbɔ, eye nagblɔ
nɛ bena: Ale Yehowa gblɔ esi:
[g]Ðe asi le nye dukɔ ŋu, bena
wòaɖasubɔm! 27 Ke ne ègbe asi-
ɖeɖe le eŋu la, ekema mana akpɔ-
kplɔwo naɖe fu na mi le wò anyi-
gba blibo la katã dzi. 28 Eye
Nil-tɔsisi la adzi akpɔkplɔwo, eye
woado ava aƒewò me, aŷi ɖe wò
xɔgã me kple wò aba dzi; ayi ɖe
ŋuwò mewo kple dukɔ la ƒe xɔwo
me, eye woage ɖe wò abolokpowo
kple amɔwɔzewo me. 29 Gɔ̃ la
akpɔkplɔawo ata le wò ŋutɔ, wò
dukɔ la kple ŋuwò mewo katã ŋuti.

Fukpekpe evelia: akpɔkplɔwo.

**8.** Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Gblɔ na Aron be: Do
wò asi kple atikplɔ ɖe tɔsisiwo,
tɔʋuwo kple tawo dzi, eye nahe
akpɔkplɔwo ava Egipte-nyigba la
dzi! 2 Tete Aron do eƒe asi ɖe
Egiptetɔwo ƒe tɔwo dzi, eye akpɔ-
kplɔwo do hexɔ Egipte-nyigba
la dzi. 3 Ke afakalawo hã tsɔ
woƒe aye me nuwɔwɔwo wɔe ne-
nema, eye wohe akpɔkplɔwo va

[a] 7, 11.
[b] Nyad. 11, 6.
[d] kp. 24; 9, 28; 10, 17.
[e] 9, 14; 15, 11.
[f] kp. 11.
[g] 5, 1.
[h] 4, 21.
[i] 9, 11.
[k] 14, 25.
[l] 4, 21.

Egipte-nyigba la dzi.[a] 4 Tete Fa-
rao yɔ Mose kple Aron vɛ, eye
wògblɔ be: [d]Miɖe kuku na Yeho-
wa, bena wòana mía kple nye du-
kɔ la míakpɔ gbɔdzɔe tso akpɔ-
kplɔawo si me, ekema maɖe asi
le dukɔ la ŋuti, bena woaɖasa vɔ
na Yehowa. 5 Mose ɖo ŋu na
Farao bena: Ele asiwò me! Ye-
kaɣie maɖe kuku la ɖe wò ŋutɔ,
ŋuwò mewo kple wò dukɔ la ta,
bena akpɔkplɔawo nadzo le ŋuwò
kple aƒewò me, eye woasusɔ ɖe
Nil ko me? 6 Eɖo ŋu be: Etsɔ!
Eye wògblɔ be: Ava me, abe alesi
nèɖi ene, bena nanyae be, [e]amea
ɖeke meɖe Yehowa, mía Mawu la
nu o. 7 Wò ŋutɔ kple wò aƒe,
ŋuwò mewo kple wò dukɔ la mia-
kpɔ gbɔdzɔe tso akpɔkplɔwo si
me, negbe Nil me ko woasusɔ ɖo.
8 Esi Mose kple Aron wodzo le
Farao gbɔ la, Mose do gbe ɖa
na Yehowa le akpɔkplɔ, siwo wò-
kplɔ ƒu Farao la ŋuti. 9 Eye
Yehowa wɔ Mose ƒe nya la dzi,
eye akpɔkplɔ, siwo le aƒewo me,
xɔxɔnuwo kple agblewo me la,
ku. 10 Eye wolɔ wo li kɔ gagã-
woe, eye anyigba la katã dzi va
ʋeʋẽ ge kũ. 11 Ke esi Farao
kpɔ bena, yekpɔ gbɔdzɔe la, esẽ
eƒe dzime, eye meɖo to wo o, abe
alesi Yehowa gblɔ ene.[h]

Fukpekpe etɔ̃lia: mũwo.

12 Tete Yehowa gblɔ na Mose
bena: Gblɔ na Aron be: Tsɔ wò
atikplɔ, eye naƒo ke me le anyi-
gba dzi, ekema atrɔ zu mũwo ɖe
Egipte-nyigba blibo la katã dzi.
13 Eye wòwɔ nenema. Aron do
eƒe asi kple atikplɔ ɖa, eye wòƒo
ke me le anyigba dzi. Tete mũwo
do ɖe amewo kple lãwo ŋu; ke,
siwo katã le anyigba dzi la, trɔ
zu mũwo ɖe Egipte-nyigba blibo
la katã dzi. 14 Eye afakalawo hã
tsɔ woƒe aye me nuwɔwɔwo wɔe
nenema, be woahe mũwo vɛ, [i]ke
womete ŋui o. Eye mũawo nɔ
amewo kple lãwo ŋu. 15 Eye afa-
kalawo gblɔ na Farao bena: [k]Esia
la Mawu ƒe asibidee! Ke Farao
ƒe [l]dzime sẽ, eye meɖo to wo o,
abe alesi Yehowa gblɔ ene.

Fukpekpe enelia: togbatowo.

16 Emegbe Yehowa gblɔ na
Mose bena: Yi Farao gbɔ ŋdi
kanya, ne eyi tɔa nu la, eye na-

gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa gblɔ
esi: [a]Ɖe asi le nye dukɔ la ŋuti,
bena wòaḍasubɔm! 17 Ke ne ègbe
asiḍeḍe le nye dukɔa ŋu la, eke-
ma mana togbatowo nava ḍo wò
ŋutɔ, ŋuwò mewo kple dukɔ la do-
me, eye woava afewò me; Egipte-
tɔwo fe xɔwo me kple anyigba, si
dzi wotsi tre ḍo gɔ̃ hã ayɔ fũ kple
togbatowo. 18 Gbemagbe maḍe
Gosen-nyigba, si dzi nye dukɔ le
la, le eme, eye togbatoawo made
afima o, bena nanyae be, [e]nyee
nye Yehowa le anyigba la dzi.
19 Eye made vovo nye dukɔ kple
wò dukɔ dome; etsɔe dzesi sia
ava me! 20 Eye Yehowa wɔ
nenema; tete togbato geḍe fũ va
Farao fe afe kple eŋu mewo fe
xɔwo me kpakple Egipte-nyigba
blibo la dzi, eye togbatoawo gblẽ
anyigba la. 21 Eye Farao yɔ Mose
kple Aron vɛ, eye wògblɔ na wo
be: Enyo, miḍasa vɔ na mia Mawu
la le anyigba sia dzi! 22 Mose
ḍo ŋu bena: Menyo bena, míawɔ
nenema o, elabena nusi nyɔa ŋu
na Egiptetɔwo la, tsɔ ge míala
asa vɔ na Yehowa, mía Mawu la.
Azɔ ne míetsɔ nusi nyɔa ŋu na
Egiptetɔwo le wofe ŋku me la, ḍe
womafu kpe mí oa?[g] 23 Míazɔ
ŋkeke etɔ̃ fe mɔ ayi gbedzi, ne
míasa vɔ na Yehowa, mía Mawu
la le afima, abe alesi wòḍe se na
mí ene.[i] 24 Farao gblɔ bena:
Maḍe asi le mia ŋu, be miaḍasa
vɔ na Yehowa, mia Mawu la le
gbedzi, ke ḍeko migayi didife
akpa o. [l]Eye miaḍe kuku ḍe nye
hã tanye. 25 Mose ḍo ŋu bena:
Ne menya dzo le gbɔwò ko, maḍe
kuku na Yehowa, bena wòana to-
gbatoawo nadzo le Farao kple
eŋu mewo kpakple dukɔ la dome
etsɔ; ḍeko Farao megablem agbe
asiḍeḍe le dukɔ la ŋu, be woma-
gayi aḍasa vɔ na Yehowa o! 26 Tete
Mose dzo le Farao gbɔ, eye [o]wòḍe
kuku na Yehowa. 27 Eye Yehowa
wɔ Mose fe nyawo dzi, eye wòḍe
togbatoawo ḍa le Farao kple eŋu
mewo kpakple dukɔ la dome, ale
be ḍeka hɔ̃ hã megasusɔ ḍi o.
28 Ke Farao [p]sẽ efe dzime fifia hã,
eye meḍe asi le dukɔ la ŋu woyi o.

Fukpekpe atɔ̃lia: dɔvɔ̃.

9. Tete Yehowa gblɔ na Mose
bena: Yi Farao gbɔ, eye na-
gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa, He-
britɔwo fe Mawu la, gblɔ esi: [b]Ɖe
asi le nye dukɔ la ŋu, bena wòa-
ḍasubɔm! 2 Ke ne ègbe asiḍeḍe
le wo ŋu, eye nègalé wo ḍe anyi
la, 3 ekema [d]Yehowa fe asi alé
wò lãha, siwo le gbedzi, eye adza
sesẽa ḍe afo sɔwo, tedziwo, kpo-
sɔwo, nyiwo kple alẽwo. 4 Ke
Yehowa aḍe vovo Israel-viwo fe
lãwo kple Egiptetɔwo tɔ dome,
eye lã, siwo nye Israel-viwo tɔ
la, dome ḍeke maku o. 5 Eye
Yehowa ḍo ŋkeke gblɔ bena:
Etsɔ Yehowa ana nu sia ava anyi-
gba la dzi. 6 Esi ŋu ke la, Ye-
howa na wòva me. Eye Egipte-
tɔwo fe lãwo katã ku; ke Israel-
viwo fe lãwo dome ḍeka hã me-
ku o. 7 Eye Farao dɔ amewo ḍa,
eye wokpɔ bena, Israel-viwo fe
lãwo dome ḍeka hɔ̃ hã meku o.
Ke Farao fe[f] dzime sẽ, eye meḍe
asi le dukɔ la ŋuti wòyi o.

Fukpekpe adelia: fofoe.

8 Emegbe Yehowa gblɔ na Mose
kple Aron bena: Miḍe kpo me dzɔ-
ble ḍe miafe asiʋlowo me, eye
Mose nahlẽe ḍe ya me le Farao
fe ŋku me; 9 ekema azu ʋuʋu
akaka ḍe Egipte-nyigba blibo la
katã dzi, eye wòatrɔ zu [h]fofoe,
siwo me dɔvɔ̃ aḍo, ḍe amewo kple
lãwo siaa ŋu, le Egipte-nyigba
blibo la katã dzi. 10 Eye woḍe
kpo me dzɔble la heva tsi tre ḍe
Farao fe ŋku me, eye Mose tsɔe
hlẽ ḍe ya me; tete wòtrɔ zu [k]fo-
foe, siwo me dɔvɔ̃ ḍo, ḍe amewo
kple lãwo siaa ŋu.[l] 11 Ke afaka-
lawo mete ŋu nɔ te ḍe Mose nu
o, le fofoeawo ta, elabena fo-
foeawo te afakalawo hã abe
Egiptetɔwo katã ene. 12 Eye Ye-
howa na Farao fe dzime sẽ, eye
meḍo to wo o, abe alesi Yehowa
gblɔ na Mose ene.[n]

Fukpekpe adrelia: tsikpe.

13 Eyome Yehowa gblɔ na Mose
bena: Yi Farao gbɔ ŋdi kanya,
eye nagblɔ nɛ be: Ale Yehowa,
Hebritɔwo fe Mawu la, gblɔ esi:
Ɖe asi le nye dukɔ la ŋuti, bena
wòaḍasubɔm! 14 Ne menye nenem
o la, malɔ nye fuwɔamewo katã
atrɔ ḍe wò ŋutɔ, ŋuwò mewo kple
dukɔ la dzi, bena nanyae be,[r] amea
ḍeke meḍe nunye le anyigba blibo
la katã dzi o. 15 Elabena mate

a 5, 1. b 5, 1. d 3, 20. e 7, 5. f 4, 21. g Mo. I. 43, 32. h Mo. V. 28, 27. i 3, 18. k Nyaḍ. 16, 2. l kp. 4. n 4, 21. o kp. 8. p 4, 21. r 8, 6.

ŋu ado nye asi ɖa atsɔ dɔvɔ̃ agblẽ
wò ŋutɔ kple wò dukɔ, ale be
natsrɔ̃ le anyigba la dzi xoxoxo
hafi; 16 gake megblẽ wò ɖi va-
seɖe fifi, bena maɖe nye ŋusẽ
afia wò, eye woakafu nye ŋkɔ le
anyigba blibo la katã dzi.[a] 17 Ke [a] 7, 3; 14, 4; Ro. 9, 17.
ne ègagbe asiɖeɖe le nye dukɔa
ŋu la, 18 ekema mana [b]kpetsi gã- [b] Hi. 38, 22.
wo nadza etsɔ wɔale siawo, esiwo
tɔgbe medza ɖe Egipte-nyigba
dzi kpɔ o vaseɖe fifi, tso esime
woɖo egɔme anyi. 19 Eyata dɔ
woadzra wò lãha kple wò nusia-
nu, si le gbedzi la ɖo, elabena
ame kple lã, siwo katã gale gbe-
dzi, eye womeyi xɔ me o la, kpe-
tsi la adza ɖe wo dzi, eye wòawu
wo. 20 Eye Farao ŋuti mewo do-
metɔ, si ke Yehowa ƒe nya la tso
dzika ƒo na la, na wokplɔ eƒe dɔ-
lawo kple lãhawo si yi xɔ mee.
21 Ke amesi ke mebu Yehowa ƒe [d] 4, 21.
nya la o la, gblẽ eƒe dɔlawo
kple lãhawo ɖe gbedzi. 22 Tete
Yehowa gblɔ na Mose bena: Do
wò asi ɖe dziƒo, bena kpetsi na-
dza ɖe Egipte-nyigba blibo la
katã dzi, ɖe amewo kple lãwo siaa
kpakple agblemenuwo katã dzi
le Egipte-nyigba la dzi! 23 Eye
Mose do eƒe atikplɔ ɖe dziƒo, tete
Yehowa na dzi ɖe gbe, eye [c]kpe- [c] Nyaɖ. 16, 21.
tsi dza, eye dzi ke dzo ɖe anyi-
gba la dzi; eye Yehowa na kpe- [f] 6, 2–7.
tsi dza ɖe Egipte-nyigba la dzi.
24 Kpetsia le dzadzam, eye dzi
le dzo kem ɖe eme edziedzi; kpe- [g] 5, 3.
tsia nu sẽ ŋutɔ, eye etɔgbe me-
dza ɖe Egipte-nyigba blibo la
katã dzi kpɔ o, tso esime amewo
va edzi. 25 Eye kpetsia gblẽ nu-
sianu, si le gbedzi, le Egipte-nyi-
gba blibo la katã dzi hewu ame-
wo kple lãwo siaa, eye kpetsia gblẽ
agblemenuwo katã, eye wòƒe gbe-
metiwo katã. 26 Negbe Gosen-
nyigba, si dzi Israel-viwo le ko,
dzi kpetsia ɖeke mede o. 27 Tete
Farao dɔ woɖayɔ Mose kple Aron
vɛ, eye wògblɔ na wo bena: [h]Me- [h] 10, 16.
da vo! Yehowa tɔ dzɔ, ke mía
kple nye dukɔ la tɔ medzɔ o.
28 [i]Miɖaɖe kuku na Yehowa, bena [i] 8, 4.
wòana dziɖegbe kple kpetsi la nu
natso; ekema maɖe asi le mia ŋu,
eye miaganɔ afisia o. 29 Mose
ɖo ŋu nɛ bena: Ne menya do le
dua me ko la, make nye abɔwo
me na Yehowa, bena dziɖegbe
la nu natso, eye kpetsia nadzu-
dzɔ dzadza, ne nanyae be, Yehowa
tɔ enye anyigba la. 30 Ke me-
nyae be, wò ŋutɔ kple ŋuwò mewo
miele Yehowa Mawu vɔ̃m haɖe o.
31 Eye ɖeti kple mɔli gblẽ, ela-
bena mɔli ɖi, eye ɖeti ƒo se. 32 Ke
lu kple bli ya megblẽ o, elabena
womekpɔ mie haɖe o. 33 Eme-
gbe Mose dzo le Farao gbɔ, eye
esi wòdo le dua mé la, eke eƒe
abɔwo me na Yehowa; tete dzi-
ɖegbe kple kpetsi la nu tso, eye
tsi dzudzɔ dzadza ɖe anyigba la
dzi. 34 Ke esi Farao kpɔ bena,
tsidzadza, kpetsi kple dziɖegbe
la nu tso la, egayi nu vɔ̃ wɔwɔ
dzi, eye eya kple eŋu mewo sẽ
woƒe dzime. 35 Eye Farao ƒe
dzime sẽ, eye meɖe asi le Israel-
viwo ŋu o, abe alesi Yehowa gblɔ
to Mose dzi ene.[d]

Fukpekpe enyilia: ʋetsuviwo.

**10.** Emegbe Yehowa gblɔ na
Mose bena: Yi Farao gbɔ,
elabena nyee na eya ŋutɔ kple
eŋu mewo ƒe dzime sẽ, bena ma-
wɔ nye dzesi siawo le wo dome;
2 eye bene nava xlẽ nusiwo me-
wɔ Egiptetɔwo kple dzesi, siwo
mewɔ le wo dome la, afia viwòwo
kple wò tɔgbuiyɔviwo, bena mia-
dze sii be, [f]nyee nye Yehowa.
3 Tete Mose kple Aron woyi Fa-
rao gbɔ, eye wogblɔ nɛ bena:
Ale Yehowa, [g]Hebritɔwo ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Zi nenie gɔ̃ nagbe
be, yemabɔbɔ ɖokuiwò nam oa?
Ɖe asi le nye dukɔ la ŋuti, bena
wòaɖasubɔm! 4 Ke ne ègbe asi-
ɖeɖe le nye dukɔ ŋu la, ekema
mana ʋetsuviwo nava wò anyigba
dzi etsɔ. 5 Eye woanyẽ atsyɔ
anyigba blibo la katã dzi, ale
bena anyigba magadze o; woaɖu
nu mamlea, siwo kpetsia tso ɖi
na mi la, eye woaɖu miaƒe ati,
siwo gadze le gbe me la. 6 Eye
woayi ɖe wò xɔwo, ŋuwò mewo ƒe
xɔwo kple Egiptetɔwo katã ƒe
xɔwo me taŋ, nusi teƒe fofowòwo
kple tɔgbuiwòwo mekpɔ kpɔ va-
seɖe fifi, tso esime wova anyigba
la dzi o. Tete wòtrɔ dzo le Fa-
rao gbɔ. 7 Eye Farao ŋu mewo
gblɔ nɛ bena: Zi nenie gɔ̃ ame
sia anye mɔ̃ anɔ mía ɖem? Ɖe

asi le ameawo ŋu, be woaɖasubɔ
Yehowa, woƒe Mawu! Mèle ekpɔm
haɖe be, Egipte le gbagbãm oa?
8 Tete wogagbugbɔ Mose kple
Aron va Farao gbɔ, eye wògblɔ a 4, 21.
na wo bena: Miheyi ɖasubɔ Ye-
howa, mia Mawu la! Ameka kple
amekawoe le yiyi ge? 9 Mose ɖo
ŋu bena: Míele mía viwo kple
míaƒe amegã ɖeɖiwo kplɔ ge ɖe
asi; míele mía viŋutsuwo kple
mía vinyɔnuwo, míaƒe alẽwo kple
míaƒe nyiwo kplɔ ge ɖe asi;
elabena [b]ŋkekenyuie ɖu ge mie- b 5, 1.
yina na Yehowa. 10 Eɖo ŋu na
wo bena: Yehowa naɖi na mi!
Maɖe asi le mia kple mia viwo
siaa ŋua? Nyateƒee, mieɖo vɔ̃ ɖe
tame. 11 Gbeɖe! Ŋutsuwo ko nayi
aɖasubɔ Yehowa, elabena alea
miedi! Eye wonyã wo dzo le Fa-
rao gbɔe.
12 Eye Yehowa gblɔ na Mose d kp. 10.
bena: Do wò asi ɖe Egipte-nyi-
gba dzi, be nakplɔ ʋetsuviwo vɛ,
ne woava Egipte-nyigba dzi aɖu
gbe, siwo katã le anyigba dzi kpa-
kple nusianu, si [e]kpetsia tso ɖi e 9, 32.
la. 13 Tete Mose do eƒe atikplɔ
ɖe Egipte-nyigba dzi, eye Yeho-
wa na ɣedzeƒeya ƒo ɖe anyigba
la dzi ŋkeke blibo la katã kple
zã blibo la katã, eye esi ŋu ke
la, ɣedzeƒeya la kplɔ ʋetsuviwo
vɛ. 14 Eye ʋetsuviawo ƒo ɖe Egip-
te-nyigba blibo la katã dzi, eye f 4, 21.
wodze ɖe anyigba la ƒe afisiafi
taŋtaŋ; wo tɔgbe meva kpɔ o,
eye magava alea hã akpɔ o. 15 Eye
wonyẽ tsyɔ anyigba blibo la katã
dzi, ale bena anyigba megale dze-
dzem o; woɖu gbe me nu miemiewo
katã kple kutsetse, siwo kpetsia
tso ɖi, eye aŋgba mumũa ɖeke
megale atiwo kple gbe me nu mie-
miewo dzi le Egipte-nyigba blibo
la katã dzi o. 16 Tete Farao na
woyɔ Mose kple Aron vɛ kaba.
eye wògblɔ bena: [g]Meda vo ɖe g 9, 27.
Yehowa, mia Mawu la, kple mia
ŋuti. 17 Eyata mitsɔ nye vodada h 8, 4; Sam. I. 12, 19.
la kem fifia hã, eye [h]mide kuku
na Yehowa, mia Mawu la, ɖe ta- i 8, 21. 22.
nye, bena wòaɖe ku sia ɖa le
dzinye! 18 Tete wòdzo le Farao
gbɔ, eye [k]wòdo gbe ɖa na Yeho- k Mo. IV. 11, 2.
wa. 19 Eye Yehowa na ɣetoɖo-
ƒeya seseã ɖe ƒo, eye wòlɔ ʋetsu-
viawo ɖe nu ɖakɔ ɖe Avaƒu la
me, ale be ʋetsuviawo dometɔa
ɖeke megatsi Egipte-nyigba la ƒe
afia ɖeke o. 20 Ke Yehowa na
Farao ƒe dzime sẽ, eye meɖe asi
le Israel-viwo ŋuti woyi o.[a]

Fukpekpe asiekelia: viviti.

21 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Do wò asi ɖe dziƒo, bena
viviti naɖo ɖe Egipte-nyigba blibo
la katã dzi, ale bena woate ŋu
ali asi viviti la ŋu. 22 Tete Mose
do eƒe asi ɖe dziƒo, eye viviti tsi-
ɖitsiɖia ɖe do ɖe Egipte-nyigba
blibo la katã dzi ŋkeke etɔ̃ sɔŋ.
23 Amea ɖeke mete ŋu kpɔ nɔ-
via o, eye amea ɖeke mete ŋu
dzo le enɔƒe o ŋkeke etɔ̃ sɔŋ.
Ke kekeli le Israel-viwo katã ƒe
nɔƒewo. 24 Eye Farao yɔ Mose
vɛ gblɔ bena: Miheyi ɖasubɔ Ye-
howa la! Miaƒe alẽwo kple nyiwo
natsi anyi, ke [d]mia vi suewo nayi
kpli mi. 25 Mose ɖo ŋu bena:
Ele be, wò ŋutɔ hã natsɔ vɔsalã
kple numelã na mi, bena míatsɔ
wo ana Yehowa, mía Mawu la!
26 Ke míakplɔ míaƒe lãwo hã ɖe
asi, afɔkli gɔ̃ hã matsi anyi o;
elabena woawo ƒe ɖe tsɔ ge míala
asubɔ Yehowa, mia Mawu lae.
Mienya nusi tsɔ ge míala asubɔ
Yehowa haɖe o, vaseɖe esime
míaɖo afima hafi. 27 Gake Yehowa
na Farao ƒe dzime sẽ, eye melɔ̃
be, yeaɖe asi le wo ŋu o.[f] 28 Eye
Farao gblɔ nɛ bena: Te ɖa le
gbɔnye! Kpɔ nyuie, bena nagava
nye ŋku ta azɔ o, elabena gbesi-
gbe nagava nye ŋku ta la, ku ke
naku! 29 Mose ɖo ŋu bena: Yoo,
wòe ƒo nu loo! Nyemegale wò
ŋku ta va ge azɔ o.

Dzadzraɖo bena ɖoɖoɖo tso Egipte.

11. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Esusɔ fuwɔame ɖeka
mahe ava Farao kple Egiptetɔwo
dzii; emegbe la aɖe asi le mia
ŋu miadzo le afisia. Ke menye
asi ko wòaɖe le mia ŋu o; boŋ
anyã mi atso afisia. 2 Eyata gblɔ
na dukɔ la bena: [i]Ŋutsu sia ŋu-
tsu kple nyɔnu sia nyɔnu nabia
klosalo kple sikanuwo le eƒe afe-
lika si! 3 Eye Yehowa na Egipte-
tɔwo ve dukɔ la nu, eye Farao
ŋu mewo kple eƒe dukɔ la bu
Mose ŋutɔ le Egipte-nyigba dzi.

Ŋɔdzidodo na Egiptetɔwo kple fukpekpe ewolia.

4 Eye Mose gblɔ be: Ale Ye-
howa gblɔ esi: Le zã titina la
mele Egipte-nyigba me to ge ayi,
5 eye[a] ŋgɔgbeviwo katã aku le [a 4, 23.]
Egipte-nyigba dzi, tso Farao ƒe
ŋgɔgbevi, si ava nɔ eƒe zi dzi la
dzi vasede kosi, si le téƒo, ƒe
ŋgɔgbevi kpakple lãwo ƒe ŋgɔ-
gbeviwo katã dzi. 6 Eye nubla-
nuiɣli adi le Egipte-nyigba blibo
la katã dzi, esi tɔgbe meva kpɔ [b Yes. 52, 12.]
o, eye magava hã akpɔ o. 7 Ke
avũ mawó de ame alo lã ŋu le
Israel-viwo katã dome o, bena
mianyae be, Yehowa [d]de vovo [d 9, 4. 26.]
Egiptetɔwo kple Israel-viwo do- [e Mo. IV. 33, 4.]
me. 8 Emegbe ŋutiwò me siawo
katã ava gbɔnye, eye woade ta [f Heb. 11, 28.]
agu nam agblɔ bena: Wò ŋutɔ
kple amesiwo katã le ŋuwò la,
miyi! Emegbe hafi madzo. Eye
wòdzo le Farao gbɔ kple dziku
gã ŋutɔ. 9 Eye Yehowa gblɔ na
Mose bena: Farao mado to mi o,
bena nye nukunuwo nasɔ gbɔ le
Egipte-nyigba la dzi. 10 Eye Mose
kple Aron wowɔ nukunu siawo
katã le Farao ƒe ŋku me; ke Ye-
howa na Farao ƒe dzime[g] sẽ, eye [g 4, 21.]
mede asi le Israel-viwo ŋu wodzo
le eƒe anyigba dzi o.

Ŋutitotolẽvi la.

12. Eye Yehowa gblɔ na Mose [h 13, 7.]
kple Aron le Egipte-nyigba
dzi bena: 2 [i]Ɣleti sia nanye ve- [i 13, 4.]
vietɔ na mi, eya nanye ɣleti gbã-
tɔ na mi le ƒe la me. 3 Migblɔ
na Israel-viwo ƒe ha blibo la katã
bena: Le ɣleti sia ƒe ŋkeke ewo-
lia dzi la ŋutsu sia ŋutsu nalé
alẽvi deka; aƒe sia aƒe, si me
aƒehánua le la, nalé alẽvi deka.
4 Ke ne aƒea de me tɔwo me-
sɔ gbɔ ate ŋu adu alẽvi deka
o la, ekema woakpe de woƒe
aƒelika, si te de woƒe aƒe ŋu la
ŋuti, alesi woasɔ gbɔ, be alẽvi
deka nade wo nu. 5 Lãtsui,[k] si [k Mo. III. 22, 20.]
sɔ blibo, eye wòxɔ ƒe deka la,
mialé; mitiae le alẽwo alo gbɔ̃wo
dome. 6 Eye miadzrae do vasede
ɣleti sia ƒe ŋkeke wuienelia dzi,
eye Israel-viwo ƒe ha blibo la
nawui le fiẽ me. 7 Eye woatsɔ
ʋu la ƒe de asisi de xɔ, siwo me
wole edu ge le la, ƒe ʋɔtrutiawo
kple eve kpakple etametɔ ŋuti.[l] [l kp. 13, 22.]
8 Woamè lã la adu le zã ma me,
eye woatsɔ abolo maʋamaʋã kple
ama veve adoe. 9 Migadui mumũ
alo adae hafi o; ke boŋ miamèe
dɔ nogo, eye ta kple afɔwo nanɔ
enu. 10 Migagblẽ deke di ŋu nake
de edzi o, eye esi tsi anyi ŋu ke
de dzi la, mitɔ dzoe. 11 Ale mianɔ
hafi adui enye si: Mibla miaƒe
aliwo dzi, eye mido atokotawo de
afɔ; milé atizɔtiwo de asi, eye
midui [b]abe sisilawo ene; elabena
Yehowa ƒe ŋutitotoŋkekenyuie ye.
12 Elabena mele Egipte-nyigba
dzi to ge le zã ma me, eye mawu
amewo kple lãwo ƒe ŋgɔgbeviwo
le Egipte-nyigba la dzi; eye [c]ma-
de nye ŋusẽ afia Egipte-trɔ̃wo
katã hã, nye Yehowa! 13 Eye [f]ʋu,
si anɔ xɔ, siwo me miele la ŋu
la, ade dzesi mi; elabena ne me-
kpɔ ʋua la, mato mia ŋuti, eye
fuwɔamea deke magblẽ mi, ne me-
yina Egiptetɔwo wu ge o. 14 Ŋkeke
sia nanye ŋkudodzigbe na mi, eye
mianɔ edum na Yehowa; wòanye
dodo na miaƒe dzidzimeviwo, be
miadui tegbee. 15 Ŋkeke adre sɔŋ
mianɔ abolo maʋamaʋã dum; tso
ŋkeke gbãtɔ dzi ke miade amɔwo
ʋaʋã da tso miaƒe xɔwo me, ela-
bena amesi ke agadu abolo ʋaʋã
tso ŋkeke gbãtɔ dzi vasede ŋkeke
adrelia dzi la, woadee da le Israel-
viwo dome.[h] 16 Le ŋkeke gbãtɔ
dzi miawɔ takpekpe kɔkɔea de,
eye le ŋkeke adrelia dzi hã mia-
wɔ takpekpe kɔkɔea de. Migawɔ
dɔa deke le wo dzi o, negbe nusi
amesiame adu la, eya ko miada.
17 Mido ŋku abolo maʋamaʋã la
dzi, elabena gbemagbe mekplɔ
miaƒe amehawo tso Egipte-nyigba
dzi. Eyata mido ŋku ŋkeke sia
dzi, be wòanye dodo na miaƒe
dzidzimeviwo tegbee! 18 Le ɣleti
gbãtɔ me, tso ɣleti la ƒe ŋkeke
wuienelia ƒe fiẽ miadze abolo ma-
ʋamaʋã dudu gɔme vasede ɣleti
la ƒe ŋkeke blave vɔ dekɛlia ƒe
fiẽ. 19 Ŋkeke adre sɔŋ womakpɔ
amɔwɔ ʋaʋã le miaƒe xɔwo me
o; elabena amesiame, si adu abo-
lo ʋaʋã la, woadee da le Israel-
viwo ƒe ha me, edanye amedzro
alo dumevi o. 20 Migade nu abo-
lo ʋaʋãa deke ŋu o, eye afisiafi,
si miele la, miadu abolo maʋa-
maʋã sɔŋ.

21 Eye Mose yɔ Israel-viwo ƒe
ame tsitsiwo katã vɛ, eye wògblɔ
na wo be: Miyi ɖalé alẽ ɖe miaƒe
aƒewo nu, eye miawui hena ŋuti-
totoŋkekenyuie la! 22 Eye mitsɔ
isop babla nyrɔ ɖe ʋu, si le ze
me la me, eye miatsɔ ʋu, si le
zea me la, asisi ɖe ʋɔtruti eveawo
kple etametɔ ŋuti. Ke mia do-
metɔa ɖeke megado go le xɔ me
ɖe ʋɔtru nu, vaseɖe ŋu nake o!
23 Elabena ne Yehowa yina Egip-
tetɔwo gblẽ ge, eye wòkpɔ ʋu,
si le ʋɔtruti eveawo kple etametɔ
ŋuti la, Yehowa ato ʋɔtru la ŋu,
eye mana nugblẽla la nage ɖe
miaƒe xɔwo me awu mi o. 24 Eye
mia ŋutɔwo kple mia viwo miɖo
ŋku ɖoɖo sia dzi tegbee. 25 Ne
mieva anyigba, si Yehowa le mia
na ge la dzi, abe alesi wògblɔ na
mi ene la, ekema miɖo ŋku subɔ-
subɔ sia dzi. 26 Eye ne [d]mia viwo
abia mi be: miaƒe subɔsubɔ sia
gɔme ɖe mahã la, 27 ekema mi-
gblɔ na wo bena: Esia enye ŋu-
titotovɔsa na Yehowa, amesi tso
míaƒe aƒewo ɖi le Egipte-nyigba
dzi, eye wòwu Egiptetɔwo; ke
ekpɔ míaƒe aƒewo ta. Tete dukɔ
la de ta agu, eye wodo gbe ɖa.
28 Eye Israel-viwo wɔ, abe alesi
Yehowa de se na Mose kple Aron
ene; nenema wowɔ.

### Ŋgɔgbeviwo wuwu.

29 Le zã titina la Yehowa wu
ŋgɔgbeviwo katã le Egipte-nyigba
dzi, tso Farao ƒe ŋgɔgbevi, si le
eƒe zi dzi la dzi vaseɖe gatɔ, si
le gaxɔ me la, ƒe ŋgɔgbevi kpa-
kple lãwo ƒe ŋgɔgbeviwo katã
dzi.[f] 30 Tete Farao kple eŋu me-
wo kpakple Egiptetɔwo katã fɔ
le zã titina, eye avifafa de dzi le
Egipte-nyigba dzi hoo, elabena
aƒea ɖeke meli, si me ame meku le o.
31 Eye wòyɔ Mose kple Aron vɛ
le zã me gblɔ bena: Netsɔ, midzo
le nye dukɔ la dome, mia ŋutɔwo
kple Israel-viwo; miyi ɖasubɔ Ye-
howa, abe alesi miegblɔ ene.
32 Mikplɔ miaƒe alẽwo kple nyi-
wo hã ɖe asi yii, [h]abe alesi mie-
gblɔ ene, eye miɖayra nye hã!
33 Eye Egiptetɔwo [i]ƒo du ɖe du-
kɔ la nu, be woadzo le anyigba
la dzi kaba, elabena wogblɔ be:
Mí katã míele kuku ge!

[a] 11, 2.
[b] 3, 21.
[d] Mo. I. 18, 19; Mo. V. 6, 7. 20.
[e] Mo. I. 15, 13.
[f] 4, 23.
[g] Yoh. 19, 36.
[h] 10, 26.
[i] 6, 1.
[k] Mo. III. 24, 22.

### Gododo tso Egipte dze gɔme.

34 Eye dukɔ la tsɔ woƒe amɔ-
wɔ, si mekpɔ ʋã haɖe o la, kpa-
kple woƒe amɔwɔkpakuwo bla ɖe
woƒe avɔwo me helé ɖe abɔ.
35 Eye Israel-viwo wɔe ɖe Mose
ƒe nya la nu, eye [a]wobia klosalo
kple sikanuwo kpakple avɔwo le
Egiptetɔwo si. 36 Eye Yehowa
na Egiptetɔwo ve dukɔ la nu, eye
wolɔ̃ edzi na wo. Ale woha Egip-
tetɔwo enye si.[b]
37 Eye Israel-viwo ʋu tso Ram-
ses va Sukot; ŋutsu, siwo katã zɔ
afɔ, anɔ ame akpe alafa ade, ɖe-
viwo mele eme o. 38 Amedzro
geɖewo hã kpe ɖe wo ŋuti, eye
wokplɔ alẽwo kple nyiwo, lãha
gã ŋutɔ, ɖe asi. 39 Eye wotsɔ
amɔwɔ, si wotsɔ tso Egipte la, ƒo
akaklãe, ke meʋã o, elabena esi
wonyã wo tso Egipte la, womete
ŋu tɔ ɖi, ne woaɖa nu aɖo asi o.
40 Ƒe, siwo katã Israel-viwo nɔ
Egipte la, le [e]ƒe alafa ene blaetɔ̃.
41 Eye le ƒe alafa ene blaetɔ̃ me-
gbe, le ŋkeke ma dzi tututu Ye-
howa ƒe amehawo katã ʋu tso
Egipte-nyigba la dzi. 42 Eyata
woɖɔa ŋu na Yehowa le zã ma
me, elabena ekplɔ wo tso Egipte-
nyigba dzi. Esia enye zã, si me
Israel-viwo kple woƒe dzidzime-
viwo katã anɔ ŋu ɖɔm na Yeho-
wa le.

### Seɖede le ŋutitotolẽvia ɖuɖu ŋuti.

43 Eye Yehowa gblɔ na Mose
kple Aron bena: Esia enye ŋuti-
totoŋkekenyuie la ŋu ɖoɖowo:
Amedzroa ɖeke mekpɔ mɔ aɖui o.
44 Ke ne amea ɖe ƒle ŋutsua ɖe
kple ga la, wòatsɔ aʋa nɛ, hafi
wòakpɔ mɔ aɖui. 45 Amedzro kple
agbateɖɔwɔla mekpɔ mɔ aɖui o.
46 Xɔ ɖeka me woaɖui ale; [g]mi-
gatsɔ lã la ƒe ɖeke do go le xɔ
me ɖe xexe o, eye migagbã eƒe
ƒua ɖeke o. 47 Eye Israel ha
blibo la nawɔ alea. 48 Ke ne ame-
dzroa ɖe le gbɔwò, le didim be,
yeaɖu ŋutitotoŋkekenyuie na Ye-
howa la, ekema wo dome ŋutsu
sia ŋutsu natsɔ aʋa, hafi wòate
va aɖui, eye woabui abe dumevi
ene; ke bolobolotɔa ɖeke mekpɔ
mɔ aɖui o. 49 Se ɖeka anɔ eŋu
na dumevi kple amedzro, si le
mia dome la siaa.[k] 50 Eye Israel-
viwo katã wɔ, abe alesi Yehowa

de se na Mose kple Aron ene;
nenema wowɔ. 51 Gbemagbe Ye-
howa klpɔ Israel-viwo ƒe ame-
hawo tso Egipte-nyigba dzi.

Ŋgɔgbeviwo nye Yehowa tɔ.

13. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Kɔ ŋgɔgbeviwo ka-
tã ŋuti nam; [d]nusianu, si ʋu dɔ
nu na dada le Israel-viwò dome,
eɖanye ame alo lã o, tɔnyee.

Abolo maʋamaʋã ŋu se.

3 Tete Mose gblɔ na dukɔ la
bena: Miɖo ŋku ŋkeke sia, si dzi
mieʋu tso Egipte, afisi mienye
kluviwo le la dzi; elabena asi
sesẽ Yehowa tsɔ kplɔ mi tso afima.
Eyata migaɖu abolo ʋaʋãa ɖeke
o! 4 Egbee mieʋu, le nuŋeɣleti la
dzi.[e] 5 Ne Yehowa akplɔ wò ava
Kanaanitɔwo, Xititɔwo, Amoritɔ-
wo, Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo ƒe
anyigba, si ŋu [f]wòka atam ɖo na
fofowòwo be, yeatsɔe na wò, anyi-
gba, si dzi notsi kple anyitsi bɔ
ɖo la dzi la, ekema naɖo ŋku
subɔsubɔ sia dzi. 6 Ŋkeke adre
sɔŋ naɖu abolo maʋamaʋã, eye
ŋkeke adrelia enye ŋkekenyuie
na Yehowa.[h] 7 Abolo maʋamaʋã
miaɖu ŋkeke adre sɔŋ, eye wo-
makpɔ abolo ʋaʋã alo amɔwɔ ʋa-
ʋã le wò anyigba katã dzi o.[i] 8
Gbemagbe naxlẽe afia viwòŋu-
tsuwo bena: Ale Yehowa wɔ
nam, esime meʋu tso Egipte. 9
Eye wòanye [k]dzesi na wò anɔ wò
asi ŋu kple ŋkuɖodzinu anɔ wò
ŋgonu, bena Yehowa ƒe se la na-
nɔ wò nu me; elabena asi sesẽ
Yehowa tsɔ kplɔ wò tso Egipte.
10 Eyata naɖo ŋku ɖoɖo sia dzi
ɖe eƒe ɣeyiɣi dzi, ƒe sia ƒe.

Nusi ta wotsɔ ŋgɔgbeviwo na Yehowa ɖo.

11 Ne Yehowa akplɔ wò ava
Kanaanitɔwo ƒe anyigba dzi, abe
alesi wòka atam mia kple fofo-
wòwo ene, eye wòatsɔe na wò la,
12 ekema natsɔ nusianu, si ʋu dɔ
nu na dada la, ana Yehowa, eye
natsɔ wò lãwo ƒe ŋgɔgbevi, siwo
nye atsu la, na Yehowa. 13 Eye
natsɔ alẽ àɖɔ li tedzi ƒe ŋgɔgbevi;
hafi ne mèɖɔ lii o la, ekema naŋe
kɔ nɛ; ke naɖɔ li amewo ƒe ŋgɔ-
gbeviŋutsuwo katã ta. 14 Eye ne
viwòŋutsu ava bia wò bena: esia
gɔme ɖe mahã la, ekema gblɔ nɛ
bena: Asi sesẽ Yehowa tsɔ kplɔ mí

[a] 12, 26.
[b] 12, 29.
[d] Mo. IV. 8, 17. 18; 18, 15; Lu. 2, 23.
[e] 12, 2.
[f] Mo. I. 17, 8.
[g] Mo. I. 50, 25; Yos. 24, 32.
[h] 12, 15. 16.
[i] Kor. I. 5, 8.
[k] Mo. V. 6, 8; 11, 18.
[l] 40, 34; Mo. IV. 9, 15—23; Kor. I. 10, 1.
[n] 4, 21.
[o] 9, 16; Xez. 28, 22.

tso Egipte, afisi mienye kluviwo le.[a]
15 Esi Farao sẽ ŧame be, yemaɖe
asi le mía ŋu o la, [b]Yehowa wu
ŋgɔgbeviwo katã le Egipte-nyigba
dzi, tso amewo ƒe ŋgɔgbeviwo dzi
vaseɖe lãwo ƒe ŋgɔgbeviwo dzi;
eyata metsɔa atsu sia atsu, si ʋu
dɔ nu na dada la, sa vɔe na Ye-
howa; ke vinyeŋutsuwo la, meɖɔa
li wo ta. 16 Eye wòanye dzesi
anɔ wò asi ŋu kple ŋgoblanu anɔ
wò ŋgonu, elabena alɔ sesẽ Ye-
howa tsɔ kplɔ mí tso Egipte.

Ɖoɖoɖo tso Egipte ƒe dziyiyi.

17 Esi Farao ɖe asi le dukɔa ŋu
la, Mawu mekplɔ wo to Filistitɔ-
wo ƒe anyigba dzi mɔ o, wònye
eya tsɔ kpuie hafi. Elabena Ma-
wu gblɔ be: Ne dukɔ la do go aʋa
la, ave wo, eye woagbugbɔ ayi
Egipte. 18 Eyata Mawu kplɔ du-
kɔ la to gbedzimɔ heyi Avaƒu la
nu; eye Israel-viwo bla akpa hafi
ʋu tso Egipte. 19 Eye Mose ho
Yosef ƒe ƒuwo ɖe asi; elabena
eka atam na Israel-viwo gblɔ be-
na: Ne Mawu va ɖo ŋku mía dzi
la, ekema miho nye ƒuwo ɖe asi
tso afisia yii[g]. 20 Eye woho tso
Sukot heva ƒu asaɖa anyi ɖe
Etam le gbedzi la me.

Alilikpo kple dzobabla.

21 Le ŋkeke me la Yehowa zɔa
wo ŋgɔ le alilikpo dodoa ɖe me,
bena wòafia mɔ wo; eye le zã
me la eklẽna na wo le dzobibia
ɖe me, bena woate ŋu azɔ zã
kple keli.[l] 22 Ŋkeke me la alili-
kpo dodo la medzona le dukɔ la
gbɔ o, eye le zã me la dzobibi
la nɔa wo ŋgɔ.

Ɖoɖoɖo tso Egipte ƒe nuwuwu.

14. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Gblɔ na Israel-viwo
bena, woatrɔ ava ƒu asaɖa anyi
ɖe Pi-Haxirot gbɔ le Migdol kple
ƒu la dome; miƒu asaɖa anyi ɖe
Baal-Zefon kasa le ƒu la nu. 3 Ela-
bena Farao agblɔ le Israel-viwo
ŋu be: Wotre mɔ le anyigba la
dzi, eye wotsi gbedadaƒo. 4 Eye
[n]mana Farao ƒe dzime nasẽ, ale
be wòati wo yome, eye [o]maɖe nye
ŋusẽ afia ɖe Farao kple eƒe aʋakɔ
blibo la ŋuti; bena Egiptetɔwo
nadze sii be, nyee nye Yehowa.
Eye wowɔ nenema. 5 Esi wogblɔ
na Egipte-fia bena, dukɔa si la,

Farao kple eŋu mewo ƒe dzi trɔ
ḍe dukɔ la ŋuti; elabena wogblɔ
bena: Nukaŋuti míewɔ alea, eye
míeḍe asi le Israel-viwo ŋuti, be
womagasubɔ mí o? 6 Tete wòna
wodzra eƒe tasiaḍamwo ḍo, eye
wòkplɔ eƒe aʋakɔwo ḍe asi. 7 Eye
wòtia tasiaḍam alafa ade kpe ḍe
Egiptetɔwo ƒe tasiaḍam bubuawo
ŋu, esi wo katã me aʋawɔla vevi-
wo le. 8 Eye Yehowa na Egipte-
fia Farao ƒe dzime sẽ, ale bena
wòti Israel-viwo yome; ke [b]asi
sesẽ kplɔ Israel-viwo dzoe. 9 Eye
Egiptetɔwo kple Farao ƒe sɔwo,
tasiaḍamwo, sɔdolawo kpakple
aʋakɔ bubuawo katã ti wo yome
heva tu wo, esime woƒu asaḍa
anyi ḍe ƒu la nu le Pi-Haxirot
gbɔ le Baal-Zefon kasa.
10 Esi Farao gogo wo, eye
Israel-viwo fɔ kɔ dzi kpɔ Egipte-
tɔwo le wo megbe gbɔna la, wovɔ̃
ŋutɔ. Tete Israel-viwo do ɣli yɔ
Yehowa, 11 eye wogblɔ na Mose
bena: Esi yɔdo mele Egipte o ta,
nèkplɔ mi dzoe, bena miava ku
ḍe gbedzia? Nukaŋuti nèwɔ esia
ḍe mía ŋuti, eye nèkplɔ mí tso
Egipte? 12 Menye esia míenɔa
gbɔgblɔm na wò le Egipte bena:
ḍe asi le mía ŋu míasubɔ Egipte-
tɔwo ko, elabena ne míesubɔ
Egiptetɔwo la, enyo wu esi mia-
ḍaku ḍe gbedzi oa? 13 Ke Mose
gblɔ na dukɔ la bena: Migavɔ̃ o,
milé dzi ḍe ƒo, eye miakpɔ, alesi
Yehowa le mia ḍe gee egbe; ela-
bena Egiptetɔ, siwo kpɔm miele
egbea la, miegale wo kpɔ ge alea
gbeḍegbeḍe akpɔ o. 14 Yehowa
le aʋa wɔ ge ḍe mia nu, ke mia-
wo la mizi kpi ko![h] 15 Eye Ye-
howa gblɔ na Mose bena: Nuka-
ŋuti nèle ɣli dom le yɔyem? Gblɔ
na Israel-viwo bena, woaho adzo.
16 Ke wò la tsɔ wò atikplɔ, eye
nadoe ḍe ƒu la dzi, bena wòamã
ḍe eve, eye Israel-viwo nazɔ ƒu-
ƒuiƒe ato ƒu la me. 17 Nye la
mana Egiptetɔwo ƒe dzime nasẽ,
eye woakplɔ wo ḍo, be[k] maḍe
nye ŋusẽ afia ḍe Farao kple eƒe
aʋakɔ la katã, eƒe tasiaḍamwo
kpakple eƒe sɔdolawo ŋuti. 18 Eye
Egiptetɔwo adze sii bena, nyee
nye Yehowa, ne meḍe nye ŋusẽ
fia ḍe Farao kple tasiaḍamwo
**kpakple** sɔdolawo ŋu.

[a] 13. 21.
[b] 13, 9.
[d] Yos. 4. 23: Yes. 11. 15. 16: Kor. I. 10. 1; Heb. 11. 29.
[e] 15, 19.
[f] Ps. 34, 17; 104, 32.
[g] kp. 14; Ps. 64. 10.
[h] Mo. V. 1, 30; Kron. II. 20. 15: Yes. 30, 15.
[i] kp. 22.
[k] kp. 4.
[l] 19, 9: Kron. II. 20. 20.

Egiptetɔwo nyrɔ ḍe Ƒudzĩe me.

19 Tete mawudɔla, si le Israel
ƒe aʋakɔa ŋgɔ la, dzo yi ḍe wo
megbe; eye [a]alilikpo dodo la dzo
le wo ŋgɔ yi wo megbe. 20 Eye
wònɔ Egiptetɔwo ƒe aʋakɔ kple
Israel ƒe aʋakɔ la dome, eye ali-
likpo la do viviti ḍe Egiptetɔwo,
eye wòklẽ na Israel-viwo le zã
la me, ale bena wo dometɔa ḍeke
mete ḍe nɔvia ŋu zã blibo la katã
o. 21 Eye Mose do eƒe asi ḍe ƒu
la dzi. Tete Yehowa na ɣedzeƒeya
nyama ƒu la zã blibo la katã, ale
bena ƒu la mie keŋ, eye tsi la mã
ḍe akpa eve me. 22 Eye Israel-
viwo zɔ ƒuƒuiƒe to ƒu la me, eye
tsi la zu abe gli ene na wo ḍe
woƒe nuḍusime kple woƒe miãme.[d]
23 Eye Egiptetɔwo ti wo yome,
eye Farao ƒe sɔwo, eƒe tasiaḍam-
wo kple eƒe sɔdolawo katã kplɔ
wo ḍo va ƒu la titina.[e] 24 Le fɔŋli
la [f]Yehowa le dzobibi kple alili-
kpo dodo me kpɔ Egiptetɔwo ƒe
aʋakɔ dzi ḍa, eye wòtɔtɔ Egipte-
tɔwo ƒe aʋakɔ la. 25 Eye wòna
woƒe tasiaḍamfɔwo gli, ale be
ŋgɔyiyi zu dɔ na wo. Tete Egipte-
tɔwo gblɔ bena: Mina míasi le
Israel nu, elabena [g]Yehowa le aʋa
wɔm na wo ḍe Egiptetɔwo ŋuti.
26 Ke Yehowa gblɔ na Mose bena:
Do wò asi ḍe ƒu la dzi, bena tsi
la nagbugbɔ aŋe ḍe Egiptetɔwo,
woƒe tasiaḍamwo kple woƒe sɔ-
dolawo dzi. 27 Tete Mose do eƒe
asi ḍe ƒua dzi, eye esi ŋu ke ḍe
le eme la, tɔa gaḍo eƒe nɔnɔme,
eye Egiptetɔwo si yi ḍakpee: Ale
Yehowa nyã Egiptetɔwo de ƒu la
me. 28 Eye tsi la nyẽ zi va kpe,
eye wòŋe ḍe tasiaḍamwo, sɔdola-
wo kple Farao ƒe aʋakɔ blibo.
siwo ti wo yome va ƒua me la
dzi. Wo dometɔ ḍeka hɔ̃ hã me-
susɔ o. 29 Ke Israel-viwo ya zɔ
ƒuƒuiƒe to ƒu la me, eye [i]tsi la
zu abe gli ene ḍe woƒe nuḍusi
me kple woƒe miã me. 30 Gbema-
gbe Yehowa ḍe Israel tso Egipte-
tɔwo si me, eye Israel kpɔ
Egiptetɔwo ƒe kukuwo le ƒutsia
nu. 31 Eye Israel kpɔ ŋusẽ gã, si
Yehowa ḍe fia ḍe Egiptetɔwo
ŋuti la. Eye dukɔ la vɔ̃ Yehowa,
eye woxɔ Yehowa kple [l]eƒe dɔ-
la Mose dzi se.

Mose dzi kafukafuha.

15. Xemaɣi [a]Mose kple Israel-
viwo dzi ha sia na Yehowa
bena: Madzi ha na Yehowa, ela-
bena ewɔ nu tsuwo, ede sɔ kple
sɔdola ƒu. 2 [e]Nye ŋusẽ kple kafu-
kafuha enye Yehowa, elabe eya
gbɔ ɖeɖe tso va nam. Nye Mawue,
eyata makafui, fofonye ƒe Mawue,
eyata madoe ɖe dzi! 3 Yehowa
enye[g] aʋawɔla,[h] eŋkɔe nye Yeho-
wa. 4 Ede Farao ƒe tasiaɖam kple
eƒe aʋakɔ la ƒu, eye eƒe aʋawɔla
veviwo nyrɔ ɖe Avaƒu la me.
5 Ƒuɖɔɖɔ gbagba ɖe wo dzi, eye
wodze to abe kpe ene. 6 Yehowa,
wò nuɖusi nètsɔ de bubu ɖokui-
wò ŋu le ŋusẽ me, Yehowa, wò nu-
ɖusi kaka futɔwo hlẽ. 7 Ewɔ nu
tsu geɖe, eye nèƒo wò ketɔwo
ƒu anyi. Wò dɔmedzoe bi ɖe wo
ŋu, eye wòfiã wo abe[i] gbe ene.
8 Wò ŋɔti me gbɔgbɔ na tsiawo
ƒo kɔ, tsi sisiawo dzɔ abe gli ene;
ƒuɖɔɖɔ la dzi lɔ̃ agba, abe ɖe wòɖɔ
alɔ̃ ene. 9 Futɔ la gblɔ be: Mati
wo yome, matu wo; mamã aboyo-
nuwo me, hafi nye dzi nagbɔ ɖe
me; madi nye yi, eye nye asi atsrɔ̃
wo! 10 Edo ƒuƒu, tete ƒu la gba-
gba ɖe wo dzi, wodze to abe tsu-
mi ene le tsi kpakawo nu. 11 Ye-
howa, ameka ɖe nuwò le mawu-
wo dome? [n]Ameka ɖe nuwò, kpɔ
ŋusẽ, eye ŋutikɔkɔe le eŋu; amesi
ŋu vɔvɔ̃ le, eye [o]wòwɔ nu gãwo
kple nukunuwo? 12 Edo wò nu-
ɖusi ɖa, tete anyigba mi wo. 13 Eve
wò dukɔ la nu hekplɔ wo, eye
nèɖe wo. Ekplɔ wo kple wò ŋusẽ
heva wò teƒe kɔkɔe la. 14 Esi
dukɔwo see la,[p] dzidzi ƒo wo, vɔ-
vɔ̃ ɖo Filistitɔwo. 15 Xemaɣi la
Edom-fiawo ɖi vo, Moab-megãwo
dzo nyanyanya, eye dzika tso Ka-
naanitɔwo katã ƒo. 16 Vɔvɔ̃ kple
ŋɔdzi lé wo, wò alɔ sesẽ na wo-
dze ti zu abe kpe ene, vaseɖe
esime wò dukɔ la to wo dome yi,
Yehowa, vaseɖe esime wò dukɔ,
si nèɖe la, to wo dome yi. 17 Èkplɔ
wo yii, eye nètsɔ wo ɖo to, si nye
tɔwò la dzi, teƒe, si nèdzra ɖo be,
yeanɔ, Yehowa, kɔkɔeƒe, si nèdzra
ɖo kple wò asi, Afetɔ! 18 Yehowa
aɖu fia ɖaa tegbetegbe.[u]
19 Elabena esi Farao ƒe sɔwo,
eƒe tasiaɖamwo kple eƒe sɔdola-
wo ge ɖe ƒua me la, Yehowa na

a Nyad. 15, 3.
b 14, 22–29.
d Ps. 68, 26.
e Ps. 118, 14; Yes. 12, 2.
f kp. 1.
g 14, 14; Ps. 46, 10.
h 3, 15.
i Yes. 47, 14.
k Mo. V. 7, 15.
l Mo. V. 32, 39; Mat. 9, 12.
n 18, 11.
o Ps. 72, 18. 19.
p Yos. 2, 9–11.
r 17, 2.
s 14, 11.
t Yoh. 6, 31; Kor. I. 10, 3.
u Ps. 93, 1.

ƒu la ŋe tsyɔ wo dzi; ke Israel-
viwo zɔ ƒuƒuiƒe to ƒu la me.[b]
20 Eye nyɔnu nyagblɔla Miryam,
Aron nɔvinyɔnu, tsɔ axatse ɖe
asi, eye nyɔnuwo katã tsɔ [d]axa-
tsewo ɖe asi le ɣe ɖum kplɔe
ɖo. 21 Eye Miryam do ha la ɖa
bena: Midzi ha na Yehowa, ela-
bena ewɔ nu tsuwo, ede sɔ kple
sɔdola ƒu.[f]

Tsi veve trɔ zu tsi nyui.

22 Emegbe Mose na Israel-viwo
ho tso Avaƒu la nu heva Sur-
gbedzi. Eye wozɔ gbea dzi ŋkeke
etɔ̃, womekpɔ tsia ɖeke o. 23 Eye
wova Mara, ke womete ŋu no
Mara-tsi la o, elabena ele vevem.
Esiata woyɔ afima be Mara ɖo.
24 Eye dukɔ la lĩ Mose ŋu gblɔ
bena: Nuka no ge míala? 25 Ke
eya do ɣli yɔ Yehowa, eye Ye-
howa fia atia ɖee, si wòtsɔ da ɖe
tsi la me, tete wòtrɔ zu tsi nyui.
Afima wòna se kple ɖoɖo wo le,
eye afima wòdo wo kpɔ le 26 gblɔ
bena: Neèɖo to Yehowa, wò Mawu
la ƒe gbe pɛpɛpɛ, eye nèwɔ nusi
nyoa eŋu, lé to ɖe eƒe seawo ŋu,
eye nèwɔ eƒe ɖoɖowo katã dzi
la, ekema nyemahe[k] fukpekpe,
siwo katã mena wova Egiptetɔwo
dzi la, ava dziwò o; elabena nye
Yehowa enye[l] wò dɔyɔla. 27 Eyo-
me wova Elim. Afima vudo wuieve
kple deti blaadre le; eye woƒu
asaɖa anyi ɖe afima le tsia gbɔ.

Tegliwo kple man.

16. Emegbe woho tso Elim, eye
Israel-viwo ƒe ha blibo la va
Sin-gbedzi, le Elim kple Sinai
dome, le woƒe ʋuʋu tso Egipte-
nyigba dzi ɣleti evelia ƒe ŋkeke
wuiatɔ̃lia dzi. 2 Eye Israel-viwo
ƒe ha blibo la lĩ Mose kple Aron
ŋu le gbea dzi,[r] 3 eye Israel-viwo
gblɔ na wo bena: [s]Ɖe Yehowa
na míeku le Egipte-nyigba dzi,
afisi míebɔbɔ nɔ míaƒe lãzewo
dome, eye míeɖua abolo ɖia ƒo la,
ne nyo wu esi miekplɔ mí va gbe
sia dzi, bena dɔ nawu ameha blibo
sia woaku! 4 Tete Yehowa gblɔ
na Mose bena: Kpɔ ɖa, mana[t]
abolo nadza atso dziƒo na mi, eye
dukɔ la nado gbesiagbe aɖaƒɔe
ɖe ŋkeke ɖeka ƒe ɖuɖu nu, bena
mado wo akpɔ be, woazɔ ɖe nye
seawo nu loo, alo womazɔ ɖe enu

o. 5 Eye ne woaḍa nusi wofɔ va afe me le ŋkeke adeagbe la, ekema adzi ḍe dzi agade nusi wofɔna gbesiagbe la nu. 6 Eye Mose kple Aron gblɔ na Israel-viwo katã bena: Fiẽ la miadze sii bena, Yehowae kplɔ mi tso Egipte-nyigba dzi, 7 eye ŋdi la miakpɔ Yehowa fe ŋutikɔkɔe, elabena ese miafe liʋɔliʋɔlilĩ ḍe Yehowa ŋu; ke míawo la amekawo míenye, be miele mía ŋu lĩm? 8 Eye Mose gblɔ bena: Fiẽ la Yehowa ana lã mi miaḍu, eye ŋdi la ana abolo mi miaḍu aḍi fo, elabena Yehowa se liʋɔliʋɔ, si mielĩ ḍe eŋu la, ke míawo la amekawo míenye? Menye mía ŋu mielĩ o, ke boŋ Yehowa ŋue mielĩ. 9 Eye Mose gblɔ na Aron bena: Gblɔ na Israel-viwo fe ha blibo la bena: Mite va Yehowa fe ŋku me, elabena ese miafe liʋɔliʋɔlilĩ la. 10 Esi Aron fo nu kple Israel-viwo fe ha bliboa la, wotrɔ ŋgɔ dze gbedzi lɔfo, eye kpɔ ḍa, Yehowa fe [b]ŋutikɔkɔe ḍe eḍokui fia le alilikpoa ḍe me. 11 Eye Yehowa fo nu kple Mose bena: 12 Mese Israel-viwo fe liʋɔliʋɔlilĩ la. Gblɔ na wo be: Fiẽ la miaḍu lã, eye ŋdi la míaḍu abolo aḍi fo, bena miadze sii be, nyee nye Yehowa, miafe Mawu la. 13 Le fiẽ la [d]tegliwo dzo va nyẽ tsyɔ asaḍa la, eye le ŋdi la afu dza fo xlã asaḍa la. 14 Esi afu la kɔ ḍa la, tete nu sue nogonogoewo le anyigba le gbe la dzi abe ketsi ene. 15 Eye esi Israel-viwo kpɔe la, wogblɔ na wo nɔewo bena: Nuka nye esi? Elabena womenya nusi wònye o. Tete Mose gblɔ na wo bena: Esia enye abolo, si Yehowa na mi, be miaḍu la.[e]

16 Se, si Yehowa ḍe, enye si: Amesiame nafɔe ḍe efe ḍuḍu nu; miafɔe ḍe amesiwo le miafe agbaḍɔ me la fe xexlẽme nu, ame ḍeka gomer ḍeka. 17 Eye Israel-viwo wɔ nenema; amea ḍewo fɔe fũ, eye amea ḍewo fɔe ʋee. 18 Eye wotsɔ gomer dzidzee; ke [g]amesi fɔe fũ la, mekpɔ ḍeke de dzi o, eye amesi fɔe ʋee ko la, naneke mehiãe o; amesiame fɔe ḍe efe ḍuḍu nu. 19 Eye Mose gblɔ na wo bena: Amea ḍeke megagblẽ ḍeke ḍi ŋu nake ḍe edzi o![h] 20 Ke womeḍo to Mose o, eye amea ḍewo gblẽe ḍi ŋu ke ḍe edzi; gake wòdze nyẽ, eye wòfafã. Tete Mose do dɔmedzoe ḍe wo ŋu. 21 Ale wofɔnɛ ŋdi sia ŋdi; amesiame ḍe efe ḍuḍu nu, ke ne ŋdɔ ʋu ko la, elòlona.

22 Ke le ŋkeke adeagbe la wofɔa nuḍuḍu la tefe eve, ame ḍeka gomer eve. Eye ha la fe amegãwo katã va gblɔe na Mose. 23 Eye wògblɔ na wo bena: Ale Yehowa gblɔ esi: Etsɔ nye dzudzɔgbe, ŋkeke kɔkɔe na Yehowa. Nusi miatsɔ afɔ aboloe la, mitsɔe foe, eye nusi miatsɔ aḍa la, miḍae; ke esi susɔ la, midzrae ḍo hena etsɔ.[a] 24 Eye wodae ḍi ŋu ke ḍe edzi, abe alesi Mose gblɔ ene, ke mefafã o, eye medze nyẽ hã o. 25 Eye Mose gblɔ bena: Miḍu eya egbea, elabena egbe enye dzudzɔgbe na Yehowa, egbe la miegale ekpɔ ge le gbe me o. 26 Ŋkeke ade miafɔe; ke ŋkeke adrelia enye dzudzɔgbe, eya dzi miele ḍeke kpɔ ge o. 27 Eye le ŋkeke adreagbe la amea ḍewo tso dukɔ la me yi efɔ ge, ke womekpɔ ḍeke o. 28 Tete Yehowa gblɔ na Mose bena: Zi nenie miagbe tododo nye sewo kple nye ḍoḍowo mahã? 29 Mikpɔ ḍa, Yehowa na dzudzɔgbe mi, eyata wòna nuḍuḍu mi le ŋkeke adelia dzi ḍe ŋkeke eve nu. Amesiame natsi afe, eye amea ḍeke nagado go le afe me le ŋkeke adrelia dzi o! 30 Ale dukɔ la dzudzɔ eḍokui le ŋkeke adrelia dzi. 31 Eye Israeltɔwo na ŋkɔe be man; ele abe xetsetse ene hele ɣie; eye wòvivina abe tatali, si me wode anyitsii ene. 32 Eye Mose gblɔ bena: Se, si Yehowa de, enye si: Midzra gomer ḍeka ḍo hena miafe dzidzimeviwo, bena woakpɔ abolo, si mena mieḍu le gbedzi, esime mekplɔ mi tso Egipte-nyigba dzi la. 33 Eye Mose gblɔ na Aron bena: Tsɔ [f]zevia ḍe, eye nade man gomer ḍeka eme fũ, eye natsɔe aḍa ḍe Yehowa ŋku me, bena wòanɔ anyi hena miafe dzidzimeviwo. 34 Eye Aron tsɔe dzra ḍo ḍe seawo gbɔ, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 35 Eye Israel-viwo ḍu man la fe blane, vaseḍe esime wova anyigba, si dzi ame-

a Mo. I. 2, 2. 3; ta 20, 8.
b Mo. IV. 12, 5; 14, 10; 16, 13.
d Mo. IV. 11, 31.
e kp. 4.
f Heb. 9, 4.
g Kor. II. 8, 15.
h Mat. 6, 34; Lu. 11, 3.

wo le dzi; man sɔŋ woɖu, vaseɖe
esime woɖo Kanaan-nyigba ƒe lifo-
wo dzi.[a] 36 Gomer ɖeka enye efa
ƒe mamã ewolia ɖeka.

#### Tsi do go tso kpe gbadzaa me na Israel-viwo.

**17.** Eye Israel-viwo ƒe ha blibo
la ho tso Sin-gbedzi hele
teƒeteƒewo tom, abe alesi Yehowa
de se ene, eye woƒu asaɖa anyi
ɖe Refidim. Ke tsia ɖeke meli be,
dukɔ la nano o. 2 Tete dukɔ la
wɔ dzre kple Mose, eye wogblɔ
bena: Mina tsi mí míano! Mose
ɖo ŋu na wo bena: [d]Nukaŋuti
miele dzre wɔm kplim? Nukaŋuti
miele Yehowa tem kpɔ? 3 Eye
tsikɔ wu dukɔ la le afima. Eye
dukɔ la lĩ Mose ŋu gblɔ bena:
Nukaŋuti nèkplɔ mí tso Egipte,
bena tsikɔ nawu mía ŋutɔwo, mía
viwo kple míaƒe lãwo míaku mahã?
4 Tete Mose do ɣli yɔ Yehowa
bena: Nuka mawɔ na dukɔ sia?
Esusɔ vie ko[f] woafɔ kpe aƒum!
5 Yehowa gblɔ na Mose bena:
Dze dukɔ la ŋgɔ, eye naɖe ame
tsitsia ɖewo le Israel dome akpe
ɖe ɖokuiwò ŋu, eye natsɔ atikplɔ,
si [i]nètsɔ ƒo Nil dzi la, ɖe asi yii.
6 Kpɔ ɖa, matsi tre ɖe ŋkuwò
me ɖe Horeb-kpe la dzi, eye naƒo
kpe la, ekema tsi ado atso me,
be dukɔ la nano. Eye Mose wɔ
nenema le Israel- me tsitsiawo ƒe
ŋku me.[k] 7 Eye wona ŋkɔ teƒe la
bena [l]Masa kple Meriba. Elabena
Israel-viwo wɔ dzre, eye wote
Yehowa kpɔ gblɔ bena: Ðe Ye-
howa le mía dome loo, alo meli o?

#### Israel-viwo ɖu Amalekitɔwo dzi.

8 Esia megbe Amalekitɔwo va
wɔ aʋa kple Israel le Refidim.
9 Tete Mose gblɔ na [n]Yosua bena:
Tia ŋutsuwo kpe ɖe ŋuwò, eye
nayi aɖawɔ aʋa kple Amalek etsɔ;
ke nye la madatsi tre ɖe togbe
la tame, eye malé Mawu ƒe ati-
kplɔ la ɖe asi. 10 Eye Yosua wɔ,
abe alesi Mose gblɔ nɛ ene be,
wòaɖawɔ aʋa kple Amalek. Ke
Mose, Aron kple Xur woyi togbe
la tame. 11 Eye ne Mose kɔ eƒe
asi dzĩ la, ekema Israel ƒe alɔ
dea dzi; ke ne eɖiɖi asi ɖe anyi
la, ekema Amalek ƒe alɔ dea dzi.
12 Ke esi alɔ ku ɖe Mose ŋu la,
wotsɔ kpe ɖe ete wòbɔbɔ nɔ edzi.
Eye Aron kple Xur lé eƒe asiwo
ɖe dzi; ame ɖeka le axa ɖeka,
eye ame evelia le axa bubu dzi.
Ale wolé eƒe asiwo ɖe te, vaseɖe
esime ɣe ɖo to. 13 Eye Yosua
ɖu Amalek kple eƒe aʋakɔ dzi
kple yi.
14 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Ŋlɔ nusia ɖe agbalẽ me
hena ŋkuɖoɖo dzi, eye nakui ɖe
Yosua ƒe to me; elabena [b]matsrɔ̃
Amalek ƒe ŋkɔ ɖa le dziƒoa te
keŋkeŋ. 15 Eye Mose ɖi vɔsa-
mlekpui, eye wòna ŋkɔe be: Ye-
howa nye aflaga. 16 Eye wògblɔ
bena: Metà Yehowa ƒe zikpui.
Yehowa awɔ aʋa kple Amalek
tegbetegbe.

#### Yetro va kpɔ Mose ɖa.

**18.** Eye Midian-nunɔla [e]Yetro,
Mose to, se nusiwo katã Ma-
wu wɔ na Mose kple eƒe dukɔ Israel,
kple alesi Yehowa kplɔ Israel tso
Egipte. 2 Tete Mose to Yetro kplɔ
Mose srɔ̃ Zipora, si wòkplɔ ɖo
ɖe aƒe,[g] 3 kple viaŋutsu eveawo,
siwo dome ɖeka ŋkɔ nye Gersom,
elabena egblɔ be: Amedzro me-
nye le dzronyigba dzi.[h] 4 Evelia
ƒe ŋkɔ nye Eliezer: Elabena fo-
fonye ƒe Mawu la kpe ɖe ŋunye,
eye wòɖem tso Farao ƒe yi nu.
5 Eye Mose to Yetro kple via-
ŋutsuwo kpakple srɔ̃a wova Mose
gbɔ le gbea dzi, le Mawu ƒe to
la gbɔ, afisi woƒu asaɖa anyi ɖo.
6 Eye wòɖo ame ɖo ɖe Mose gbɔ
be: Nye towò Yetro kple srɔ̃wò
kpakple viaŋutsu eveawo míegbɔ-
na gbɔwò. 7 Tete Mose yi ɖakpe
toa, eye wòde ta agu, eye wò-
ɖuɖɔ nu nɛ; emegbe wobia wo
nɔewo ƒe dɔdɔ ta se, eye woyi
agbadɔ la me. 8 Eyome Mose xlẽ
nusiwo katã Yehowa wɔ Farao
kple Egiptetɔwo le Israel ta, kple
fu, siwo katã dzɔ ɖe wo dzi le mɔ
ta, kpakple alesi Yehowa ɖe wo
la, na toa. 9 Eye Yetro kpɔ dzi-
dzɔ. le nu nyui, siwo katã Ye-
howa wɔ na Israel, kple alesi
wòɖe wo tso Egiptetɔwo si me
la ŋuti. 10 Eye Yetro gblɔ bena:
Woakafu Yehowa, amesi ɖe mi
tso Egiptetɔwo kple Farao si me,
amesi ɖe dukɔ la tso Egiptetɔwo
ƒe ŋusẽ te. 11 Fifi ko menyae
bena, Yehowa kpe wu mawuwo
katã; elabena etsɔ woawo ŋutɔ

[a] Yos. 5, 12.
[b] Mo. V. 25, 17 v. 19; Sam. I. 15, 2. 3.
[d] Mo. V. 6, 16; Kor. I. 10, 9.
[e] 3, 1.
[f] Mo. IV. 14, 10.
[g] 4, 20.
[h] 2, 22.
[i] 7, 20.
[k] Mo. IV. 20, 11; Kor. I. 10, 4.
[l] Ps. 95, 8. 9.
[n] Mo. IV. 13, 8. 16.

fe nu vlo wɔwɔ he toe na wo.[a]
12 Eyome Mose to, Yetro, tsɔ nu-
mevɔsawo kple akpedavɔsawo vɛ
na Mawu, eye Aron kple Israel-
me tsitsiwo katã va, be woaɖu nu
kple Mose to le Mawu fe ŋku me.

Ɖɔnudrɔ̃lawo ɖoɖo.

13 Esi ŋu ke la, Mose bɔbɔ nɔ
anyi, be yeadrɔ̃ ʋɔnu na dukɔ
la, eye dukɔ la tsi tre ɖe Mose
gbɔ vaseɖe fiẽ. 14 Ke esi Mose
to kpɔ dɔ, siwo katã le esi le
dukɔa ŋuti la, egblɔ bena: Nuka
nèle wɔwɔm na dukɔ la alea?
Nukaŋuti wò ɖeka nèbɔbɔ nɔ anyi,
eye dukɔ blibo la le tsitre ɖe
gbɔwò tso ŋdi vaseɖe fiẽ? 15 Mose
ɖo ŋu na toa bena: Dukɔ la va
gbɔnye, be woabia nu Mawu. 16 Ne
nyaa ɖe le wo si la, wotsɔnɛ vaa
gbɔnyee, eye medrɔ̃a amesiame
kple nɔvia dome nya na wo, eye
megblɔa Mawu fe sewo kple ɖo-
ɖowo na wo. 17 Tete Mose to
gblɔ nɛ bena: Menyo be, nanɔ
wɔwɔm alea o. 18 Ɖeɖi ate wò
ŋutɔ kple dukɔ, si le gbɔwò la
ŋu. Elabena dɔ la sesẽ na wò
akpa; wò ɖeka màte ŋu awɔe o.[d]
19 Eyata ɖo to nye gbe, ne maɖo
aɖaŋu na wò, eye Mawu akpe ɖe
ŋuwò: Nɔ dukɔ la nu le Mawu
gbɔ, eye natsɔ wofe nyawo aɖo
Mawu ŋku me. 20 Ɖe seawo kple
ɖoɖoawo me na wo, eye nafia mɔ,
si woato kple nusi woawɔ la wo.
21 Tia ŋutsu zãzɛwo le dukɔ la
dome, amesiwo vɔ̃a Mawu, ɖia
anukware, eye woléa fu ŋubiabiã,
eye naɖo wo amegãwoe, amea
ɖewo ɖe ame akpe nu, amea ɖewo
ɖe ame alafa nu, amea ɖewo ɖe
ame blaatɔ̃ nu, eye amea ɖewo
ɖe ame ewo nu, 22 bena woadrɔ̃
ʋɔnu na dukɔ la ɣesiaɣi, negbe
nya veviwo ko woatsɔ va gbɔ-
wò; ke nya kpotokpotoewo la woa
ŋutɔwo nadrɔ̃e. Ale naɖe agba
le ɖokuiwò dzi, eye woaxɔ na wò.
23 Ne èwɔ alea, eye Mawu lɔ̃ ɖe
dzi na wò la, ekema àkpɔ gbɔ-
dzɔe, eye dukɔ blibo la hã ayi
afe me le ŋutifafa me. 24 Eye
Mose ɖo to toa fe gbe, eye wòwɔ
nusianu, si wògblɔ nɛ la. 25 Eye
Mose tia ŋutsu zãzɛwo le Israel-
viwo dome heɖo amegãwoe ɖe
dukɔ la nu. Ɖewo ɖe ame akpe
nu, ɖewo ɖe ame alafa nu, ɖewo
ɖe ame blaatɔ̃ nu, eye ɖewo ɖe
ame ewo nu. 26 Eye wodrɔ̃a ʋɔnu
na dukɔ la ɣesiaɣi, negbe nya
veviwo ko wotsɔna vaa Mose
gbɔe, ke nya kpotokpotoewo katã
la woawo ŋutɔ drɔ̃nɛ. 27 Eme-
gbe Mose ɖo toa ɖa, wòyi wo de-
nyigba dzi.

Israel-viwo ɖo Sinai-to gbɔ.

19. Esi Israel-viwo ʋu tso Egipte-
nyigba dzi la ɣleti etɔ̃ me-
gbe, le ŋkeke ma dzi tututu, wova
Sinai-gbedzi. 2 Esi woho tso Re-
fidim la, wova Sinai-gbedzi, eye
wofu asaɖa anyi ɖe gbea dzi; afi-
ma Israel fu asaɖa anyi ɖo le to
la kasa. 3 Ke Mose yi Mawu gbɔ
le to la dzi. Eye Yehowa yɔe
tso to la dzi gblɔ bena: Ale na-
gblɔ na Yakob-fomeawo, eye ale
naɖe gbe fãe na Israel-viwo enye
si: 4 Mia ŋutɔwo miekpɔ nusi
mewɔ Egiptetɔwo, kple alesi [b]me-
tsɔ mi ɖe hɔ̃ fe aʋalawo dzi, eye
mekplɔ mi va gbɔnyee. 5 Azɔ
ne miaɖo to nye gbe, eye mialé
nye nubabla me ɖe asi la, ekema
mianye tɔnye koŋ le dukɔwo katã
dome, elabena anyigba blibo la
tɔnyee.[e] 6 Eye mianye[f] nunɔlawo
fe fiaɖufe kple[g] dukɔ kɔkɔe nam!
Esiawo nye nya, siwo nagblɔ na
Israel-viwo. 7 Eye Mose yi ɖayɔ
dukɔ la fe ame tsitsiawo hegblɔ
nya, siwo katã Yehowa de esi la,
na wo. 8 Tete dukɔ blibo la ɖo
ŋu yoo bena: Nya, siwo katã Ye-
howa gblɔ la, míawɔe. Eye Mose
tsɔ dukɔ la fe nyawo va Mawu
gbɔe. 9 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Mava gbɔwò le alilikpo
dodoa ɖe me, be ne mele nu fom
kpli wò la, dukɔ la nasee, eye
woaxɔ dziwò ase tegbee. Eye Mose
gblɔ dukɔ la fe nyawo na Ye-
howa.

Dukɔ la dzra eɖokui ɖo hena sexɔxɔ tso Mawu gbɔ.

10 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Yi dukɔ la gbɔ, eye nana
be, woadzra wo ɖokui ɖo dzadzɛ
egbe kple etsɔ, eye woanyã wofe
avɔwo, 11 ne woasu te le ŋkeke
etɔ̃agbe; elabena le ŋkeke etɔ̃a-
gbe Yehowa aɖi va Sinai-to la
dzi le dukɔ blibo la fe ŋku me.
12 Ɖo lifo na dukɔ la godoo, eye
nagblɔ na wo bena: Mikpɔ nyuie,
be amea ɖeke nagalia to la alo

[a] Nex. 9, 10.
[b] Mo. V. 32, 11.
[d] Mo. IV. 11, 14; Mo. V. 1, 9.
[e] Mo. V. 7, 6.
[f] Pet. 1. 2, 9; Nyad. 1, 6.
[g] Mo. III. 19, 2.

ade enu aka asi eŋu o. Amesia-
me. si aka asi toa ŋu la. ku ke
wòaku![a] 13 Ne asia ɖe aka eŋu
la. woaƒu kpee. alo woatee kple
da: eɖanye ame alo lã o. maganɔ
agbe o. Ke ne woku lãdzokpẽ
la. ekema woalia to la.[d] 14 Tete
Mose ɖi tso toa dzi va dukɔ la
gbɔ. eye wòna dukɔ la wɔ wo ɖo-
kui dzadzɛ. eye wonyã woƒe avɔ-
wo. 15 Eye wògblɔ na dukɔ la
bena: Misu te vaseɖe ŋkeke etɔ̃-
lia dzi: amea ɖeke megadɔ nyɔnu
gbɔ o.[g]

Mawu ɖe edokui fia le Sinai-to dzi.

16 Eye le ŋkeke etɔ̃lia ƒe ŋdi
kanya la dzi ɖe asi gbeɖeɖe me.
eye wòle dzo kem: alilikpo dodoa
ɖe va tsyɔ to la dzi. eye kpẽwo
le ɖiɖim sesĩe ŋutɔ. Tete dukɔ
blibo. si le asaɖa me la. ɖe asi
dzodzo me nyanyanya.[k] 17 Eye
Mose kplɔ dukɔ la tso asaɖa la
me yi Mawu kpe ge. eye wotsi
tre ɖe to la te. 18 Eye dzudzɔ
bla Sinai-to blibo la. elabena Ye-
howa ɖi va edzi le dzo me: eye
dzudzɔ la ɖe dzi abe aŋɔɖaƒe dzu-
dzɔ ene. eye to blibo la le ʋuʋum
ŋutɔ. 19 Eye kpẽawo nu le sesẽm
ɖe dzi. Mose ƒo nu. eye Mawu ɖo
ŋu nɛ kple gbe sesẽ.[l] 20 Tete
Yehowa ɖi va Sinai-to la tame.
eye Yehowa yɔ Mose. be wòava
Sinai-toa tame. eye Mose lia to la.
21 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Ɖi yi ɖaxlɔ̃ nu dukɔ la bena.
womegagbɔ lifo la me. ava Ye-
howa gbɔ. nu kpɔ ge o. elabena
wo dometɔ geɖewo ava ku. 22 Eye
nunɔla. siwo ate ɖe Yehowa ŋu
hã. nawɔ wo ɖokui dzadzɛ. bena
Yehowa magaɖe gbe ɖe wo dzi
o. 23 Mose ɖo ŋu na Yehowa
bena: Dukɔ la mate ŋu alia Sinai-
to la o. elabena wò ŋutɔ èxlɔ̃ nu
mí bena: Miɖe lifo ɖe to la ŋu.
eye mibui kɔkɔe! 24 Eye Yehowa
gblɔ na Mose bena: Ɖi yi. ne mia
kple Aron miava: ke nunɔlawo
kple dukɔ la megagbɔ lifo la me.
ava Yehowa gbɔ le toa dzi. bena
Yehowa nagaɖe gbe ɖe wo dzi o.
25 Tete Mose ɖi yi dukɔ la gbɔ.
eye wògblɔe na wo.

Mawu na se ewoawo Israel-viwo.

20. Eye Mawu to nya siawo katã
bena:[v] 2 Nyee nye Yehowa
wò Mawu. si kplɔ wò tso kluvi-
nyenyeƒe me le Egipte-nyigba dzi:
3 Mawu bubua ɖeke meganɔ asi-
wò kpe ɖe ŋunye o.[b] 4 Megawɔ
legbaa ɖeke na ɖokuiwò o. Me-
gawɔ nusiwo le dziƒo. alo nusiwo
le anyigba dzi. alo nusiwo le tsi
me le anyigba te la. ƒe nɔnɔme
o.[e] 5 Megaɖe ta agu na wo o. eye
megasubɔ wo o. elabena [f]nye
Yehowa. wò Mawu la. Mawu ʋãŋu
menye. amesi ɖoa fofowo ƒe vo-
dada teƒe na ɖevi. siwo léa fum
la. vaseɖe dzidzime etɔ̃lia kple
enelia dzi: 6 ke mevea ame akpe
nane. siwo lɔ̃am. eye wowɔa nye
seawo dzi la nu. 7 Megayɔ Ye-
howa. wò Mawu. ƒe ŋkɔ yakayaka
o. elabena Yehowa magbe tohehe
na amesi yɔa eƒe ŋkɔ dzodzro
la o.[h] 8 Ɖo ŋku dzudzɔgbe la dzi.
ne nawɔe kɔkɔe.[i] 9 Ŋkeke ade
nawɔ dɔ. eye nawɔ ŋuwò dɔwo
katã. 10 Ke ŋkeke adrelia enye
dzudzɔgbe na Yehowa. wò Mawu
la: megawɔ dɔa ɖeke le edzi o.
eɖanye wò ŋutɔ. viwòŋutsu alo vi-
wònyɔnu o. eɖanye wò dɔlaŋutsu,
wò dɔlanyɔnu. wò lã. alo wò ame-
dzro. si dze wò du me la o. 11 Ela-
bena ŋkeke ade mee Yehowa wɔ
dzi kple anyigba. atsiaƒu kple nusi-
wo katã le eme. eye wòdzudzɔ eɖo-
kui le ŋkeke adreagbe. Eyata Ye-
howa yra dzudzɔgbe la. eye wòwɔe
kɔkɔe.[n] 12 Bu fofowò kple dawò.
bena nanɔ agbe didie le anyigba.
si Yehowa. wò Mawu. ana wò la
dzi.[o] 13 Megawu ame o.[p] 14 Me-
gawɔ ahasi o.[r] 15 Megafi fi o.[s]
16 Megaɖi aʋatsoɖase le hawòvi
ŋuti o.[t] 17 Megabiã ŋu ɖe hawòvi
ƒe aƒe dzi o. Megabiã ŋu ɖe ha-
wòvi srɔ̃. eƒe dɔlaŋutsu alo eƒe
dɔlanyɔnu. eƒe nyi alo eƒe tedzi.
alo nusianu. si nye hawòvi tɔ la
ƒe ɖeke dzi o.[u]
18 Esi dukɔ blibo la se dziɖe-
gbe kple kpẽawo ƒe ɖiɖi. eye wo-
kpɔ dzikedzo kple alesi toa le
dzudzɔ tumi la. dukɔ la dzo nya-
nyanya. eye wotsi tre ɖe adzɔge
ke. 19 Eye wogblɔ na Mose bena:
Wò la ƒo nu kpli mí. eye míaɖo
to asee. ke Mawu megaƒo nu kpli
mí. bena míagaku o. 20 Mose gblɔ
na dukɔ la bena: Migavɔ̃ o. ela-
bena Mawu ɖe wòva mia do ge
akpɔ. bena vɔvɔ̃ nanɔ eŋu le mia
dome. ne miagawɔ nuvɔ̃ o. 21 Alo

a 24, 3.
b Mo. V. 6, 4. 5; Kor. I. 8, 6.
d Heb. 12, 18 v. 20.
e Mo. III. 26, 1; Mo. V. 27, 15; Ps. 97, 7; Yes. 40, 18–26; Ro 1, 23.
f 34, 7; Yer. 31, 29. 30; Xez. 18, 2. 3. 20.
g Kor. I. 7, 5.
h Mo. III. 24, 16.
i 16, 25; Xez. 20, 12; Mar. 2, 27. 28; Kol. 2, 16. 17.
k Heb. 12, 21.
l Dɔ. 7, 38.
n Mo. I. 2, 2. 3.
o Mat. 15, 4; Ef. 6, 2. 3.
p 21, 12; Mo. I. 9, 5. 6; Yak. 2, 11.
r Mo. III. 20, 10; Ef. 5, 3–5.
s Mo. III. 19, 11; Ef. 4, 28.
t 23, 1; Ef. 4, 25.
u Ro. 7, 7; 13, 9.
v Mo. V. 5, 6 v. 19; Mat. 15, 17–48.

[a]dukɔ la tsi tre ɖe adzɔge ke;
ke Mose te ɖe alilikpo dodo, si
me Mawu le la ŋu.

Vosamlekpui ɖiɖi.

22 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Ale nagblɔ na Israel-viwo
enye si: Mia ŋutɔwo miekpɔ bena,
mefo nu kpli mi tso dzifo. 23 Mi-
gawɔ mawu bubua ɖeke kpe ɖe
ŋunye o; migawɔ ɖeke o, eɖanye
klosalolegba alo sikalegba o. 24
Tsɔ anyi [e]ɖi vɔsamlekpui nam,
eya dzi natsɔ wò alẽwo kple wò
nyiwo amè numevɔsa le, eye nasa
akpedavɔwo le. Mava afisiafi, si
meɖo be, woaɖo ŋku nye ŋkɔ dzi
le la, eye [i]mayra wò. 25 Ne èbe,
yeatsɔ kpe aɖi vɔsamlekpui nam
la, megatsɔ esi wofu o; elabena
ne ètsɔ ga fu kpee la, ekema
ègblẽ kɔ ɖo nɛ.[k] 26 Megaflɔ atra-
kpui ɖe nye vɔsamlekpui dzi o,
bena wò ama nagadze le edzi o.

Se le awɔba me nɔnɔ ŋuti.

21. Esiawo nye ɖoɖo, siwo na-
gblɔ na wo. 2 Ne èƒle Hebri-
ŋutsua ɖe kluvii la, ekema wòa-
wɔ dɔ ƒe ade, eye le ƒe adrelia
me la wòadzo fea ɖeke maxema-
xee.[l] 3 Nenye eya ɖekae va la,
eya ɖeɖe nadzo; ne ekplɔ srɔ̃a
vɛ la, ekema eya kple srɔ̃a nadzo.
4 Nenye eƒe aƒetɔe ɖe srɔ̃ nɛ,
eye wòdzi ŋutsuviwo alo nyɔnu-
viwo nɛ la, ekema nyɔnu la kple
viawo nanye eƒe aƒetɔ tɔ, eye eya
ɖeɖe nadzo. 5 Ke ne kluvi la gblɔ
be: Melɔ̃ nye aƒetɔ, srɔ̃nye kple
vinyewo, nyemadzo ano ɖokuinye
si o la, 6 ekema eƒe aƒetɔ nakplɔe
ava [o]Mawu ƒe ŋku me, atsɔe aɖo
ʋɔtru nu alo ʋɔtrutiwo gbɔ, eye
eƒe aƒetɔ naŋɔ to nɛ kple nuŋɔ-
nui, be wòasubɔe tegbee. 7 Ne
amea ɖe dzra vianyɔnu kosii la,
eya madzo abe[p] ŋutsuwo ene o.
8 Ne eƒe nu menyo eƒe aƒetɔ ŋu
o, eye megaɖi be, yeaɖee o la,
ekema wòana woava xɔe kple ga.
Mekpɔ ŋusẽ adzrae ɖe dukɔ bu-
buwo dome, le esi wògbee la ta
o. 9 Ne etsɔe na viaŋutsu la, eke-
ma wòawɔ nɛ abe eya ŋutɔ via-
nyɔnue ene. 10 Ke ne eya ŋutɔ
gaɖe nyɔnu bubu kpe ɖe eŋu la,
ekema megate nuɖuɖu kple avɔ-
tatae o, eye megagbe egbɔ dɔdɔ
hã o. 11 Ne mewɔ nu etɔ̃ siawo

[a] Heb. 12, 18.
[b] Mo. I. 9, 6; ta 20, 13; Mat. 5, 21. 22.
[d] Mo. IV. 35, 6–29; Mo. V. 19, 4–13.
[e] 27, 1. 8.
[f] Fla. 1. 2, 29. 31.
[g] Mo. V. 24, 7; Tim. I. 1, 10
[h] Mo. V. 27, 16; Lod. 20, 20; Mat. 15, 4.
[i] 20, 42. 43; Mo. V. 12, 5.
[k] Mo. V. 27, 5; Vos. 8, 31.
[l] Mo. III. 25, 39. 40; Mo. V. 15, 12–17; Ver. 34, 14.
[n] Mo. III. 24, 19. 20; Mo. V. 19, 21; Mat. 5, 38.
[o] 22, 7. 8. 27; Mo. V. 1, 17; Ps. 82.
[p] Nkr. 2.
[r] Mo. I. 9, 5.

nɛ o la, ekema wòadzo faa fea
ɖeke maxemaxee.

Se le amewuwu ŋuti.

12 Ne amea ɖe ƒo ame wòku
la, ekema woawu eya hã.[b] 13 Ne
amea ɖe mebua o, gake Mawu to
eƒe asi dzi wɔe la, ekema maɖo
teƒea ɖe na wò, afisi wòasi ayi.[d]
14 Gake ne amea ɖe bua wu nɔvia
le aye me la, ekema woahee atso
nye vɔsamlekpui gɔ̃ hã gbɔ aɖa-
wu.[f] 15 Amesi ke aƒo fofoa alo
dada la, woawui. 16 Amesi ke afi
ame adzra, alo woakpɔe le esi la,
woawui.[g] 17 Amesi ke aƒo fi aɖe
fofoa alo dada la, woawui.[h]

Se le abiɖeɖe ame ŋu ŋuti.

18 Ne ŋutsuwo le dzre wɔm,
eye ɖeka tsɔ kpe alo kodzi ƒo
nɔvia meku o, gake wòtsi aba
dzi, 19 emegbe wògafɔ do go
le tɔtɔm ɖe ati ŋu la, ekema
amesi ƒoe la; megaɖi fɔ o, negbe
eƒe afiɖekanɔƒewo kple dɔyɔfe-
wo ko wòaxe. 20 Ne amea ɖe ƒo
eƒe kluvi alo kosivi kple kpo, wòku
ɖe esi me la, ekema woabia hlɔ̃e.
21 Ke ne eganɔ agbe ŋkeke ɖeka
alo eve hafi la, ekema womaga-
bia hlɔ̃e o; elabena eya ŋutɔ ƒe
gae. 22 Ne ŋutsuwo le dzre wɔm,
eye wotutu nyɔnu funɔa ɖe ƒu
anyi, ke vɔ̃a ɖeke mewɔe o, negbe
fua koe ge le eƒo la, ekema nyɔ-
nua srɔ̃ naxɔ fe le esi, abe alesi
ʋɔnudrɔ̃lawo ɖo ene. 23 Ke ne
vɔ̃a ɖe dze eme la, ekema woa-
bia agbe ɖe agbe teƒe,[r] 24 ŋku
ɖe ŋku teƒe, aɖu ɖe aɖu teƒe, asi
ɖe asi teƒe, afɔ ɖe afɔ teƒe, 25
dzobi ɖe dzobi teƒe, abi ɖe abi
teƒe, dodro ɖe dodro teƒe. 26 Ne
amea ɖe ƒo ŋku na eƒe kluvi alo
eƒe kosivi wògbã la, ekema wòa-
ɖe asi le eŋu, ne wòanɔ eɖokui
si ɖe eƒe ŋku la ta. 27 Eye ne
amea ɖe ŋe aɖu na eƒe kluvi alo
eƒe kosivi la, ekema wòaɖe asi le
eŋu, ne wòanɔ eɖokui si ɖe eƒe
aɖu la ta.

28 Ne nyia ɖe tu dzo ŋutsu alo
nyɔnu wòku la, ekema woaƒu kpe
nyi la, eye womagaɖu eƒe lã o;
ke womabu fɔ nyia tɔ o. 29 Ke
ne nyi la dia dzotutu ame, eye
wogblɔe na nyia tɔ, gake mekpɔ
edzi o, eye wòwu ŋutsu alo nyɔnu
la, ekema woaƒu kpe nyi la, eye
woawu nyia tɔ hã.[r] 30 Ke ne

wodo hlɔ̃fe nɛ la, ekema wòaxee
pɛpɛpɛ, abe alesi wodɔe nɛ ene,
de eʃe agbe ta. 31 Ne etu dzo
ŋutsuvi alo nyɔnuvia de la, ekema
woawɔ nɛ de dodo sia nu. 32 Ne
nyi la tu dzo kluvi alo kosivi la,
ekema nyia tɔ naxe klosalo sekel
blaetɔ̃ na eʃe afetɔ.
33 Ne amea de ʋu doa de nu
da di, alo amea de de vudo metu
nu enu o, eye nyi alo tedzia de
ge de me la, 34 ekema vudoa tɔ
naxe fe de eta na lã la tɔ; eye
lã kukua nazu etɔ. 35 Ne amea
de ʃe nyi tu dzo nɔvia ʃe nyi wòku
la, ekema woatsɔ nyi gbagbe la
adzra, eye woamã ga la; emegbe
woamã lã kuku la hã. 36 Ke ne
wonyae bena, nyi la dia dzotutu
ame, gake nyia tɔ mekpɔ edzi o
la, ekema wòatsɔ nyi gbagbe ado
eteʃe, eye kukua nazu etɔ. 37 Ne
amea de fi nyi alo alẽ, eye wò-
wui, alo wòdzrae la, ekema wòado
nyi atɔ̃ nyi deka teʃe, eye wòado
alẽ ene alẽ deka teʃe.[b]

Se le amehavi ʃe nuwo gbegblẽ ŋu.

**22.** Ne wolé fiafitɔa de le fi dzi,
eye woʃoe wòku la, ekema
hlɔ̃a deke mele me o. 2 Ke ne-
nye ŋkeke mee la, woabia eʃe hlɔ̃.
Ele na fiafi la be, wòado nusi wòfi
la teʃe; ke ne naneke mele esi
o la, woatsɔe adzra de eʃe fififi
la nu. 3 Nenye nyi, tedzi alo alẽ
wòfi, eye wokpɔe le esi agbagbe
la, ekema wòado wo ame eve
eteʃe. 4 Ne amea de kplɔ lãwo
yi eʃe boʃo alo weingble me, eye
wòde asi le wo ŋu wodagblẽ ame
bubu ʃe agble la, ekema wòatsɔ
eʃe agblemenuwo ado nusi wo-
gblẽ la teʃe; ke nenye agble blibo
la wogblẽ la, ekema wòatsɔ eʃe
boʃonu nyuitɔ alo weingblemenu
nyuitɔ ado eteʃe. 5 Ne dzo dze
gbe, eye wòlé ho, siwo le liʃo dzi,
hefiã ava alo bli, siwo le bo dzi,
alo agble blibo la katã la, ekema
amesi tɔ dzo gbea la, nado eteʃe.
6 Ne amea de dzra ga alo nuwo
do de nɔvia gbɔ, eye wofii le amea
ʃe me, ne wokpɔ fiafitɔa la, ekema
wòado eteʃe zi eve. 7 Gake ne
womekpɔ fiafi la o la, ekema woa-
kplɔ afeatɔ ava [l]Mawu ʃe ŋku me,
be eya ŋutɔe do asi nɔvia ʃe nua
dzi loo, alo menye eya ŋutɔe o.
8 Ne nyi, tedzi, alẽ, avɔ alo nua
de bu, eye wosusui de amea de
ŋu la, ekema ameawo kple eve
nava Mawu ʃe ŋku me, eye amesi
Mawu abu ʃɔe la, eya nado eteʃe
na nɔvia zi eve. 9 Ne amea de
tsɔ tedzi, nyi, alẽ alo lãa de na
nɔvia, be wòakpɔ edzi, eye wòku,
alo nane wɔe, alo woda adzoe, eye
ame bubua deke mekpɔ teʃe o la,
10 ekema wòatá Yehowa na nɔvia
be, menye eya ŋutɔe do asi nɔvia
ʃe nu la dzi o, eye lã la tɔ naxɔ
nya la nɛ, ekema fea deke mele
eme o. 11 Nenye de wofii le egbɔ
la, ekema wòado eteʃe na lã la
tɔ. 12 Nenye lãa dee vuvui la,
ekema wòatsɔ kukua ava fia abe
dase ene, eye [a]fea deke manɔ
me o. 13 Ne amea de ɣe lã le
nɔvia si, eye nane wɔe, alo wòku,
eye lã la tɔ mele eteʃe o la, ekema
wòado eteʃe. 14 Ke ne lã la tɔ le
eteʃe la, ekema mado eteʃe o,
elabena esi wòɣee la, ele fe xɔm
de eta.
15 Ne amea de ble detugbi, si
ta womebia o, eye wòde asi le eŋu
la, ekema wòawɔ srɔ̃denu nɛ, eye
wòadee.[d] 16 Ke ne fofoa gbe be,
yematsɔe nɛ o la, ekema wòaxe
srɔ̃denu, siwo wowɔna na detu-
gbiwo la ʃe fe.
17 Megana nyɔnu dzotɔwo nanɔ
agbe o.[e] 18 Amesiame, si adɔ lãa
de gbɔ la, woawui.[f] 19 Amesi sa
vɔ na mawu bubuwo, eye menye
Yehowa dede ko o la, woadɔ bu-
sui.[g]

Se le ame dahewo tetedeanyi ŋu.

20 Megate amedzro de anyi o,
eye megasẽ ŋuta le eŋu o; ela-
bena miawo hã mienye amedzro-
wo kpɔ le Egipte-nyigba dzi.[h]
21 Migate ahosiwo kple tsyɔ̃eviwo
de anyi o.[i] 22 Ne ète wo de anyi,
eye wodo ɣli yɔm la, ekema mado
to woʃe ɣlidodo la, 23 eye nye
dɔmedzoe abi de mia ŋu, eye
mawu mi kple yi, ale be mia srɔ̃-
wo atrɔ zu ahosiwo, eye mia viwo
azu tsyɔ̃eviwo. 24 Ne èdo ga na
nye dukɔ la dome ame dahea de,
si le gbɔwò la, megadi kasae o,
eye megabia deme hã le esi o.[k]
25 Ne èxɔ hawòvi ʃe avɔ awɔbae
la, ekema gatsɔe nɛ, hafi ɣe nado
to;[n] 26 elabena eyae koe nye avɔ
le esi, eya wòtana; nuka tsyɔ ge

[a] Mo. I. 31, 39.
[b] Lu. 19, 8.
[d] Mo. V. 22, 28. 29.
[e] Mo. III. 20, 6. 27; Mo. V. 18, 10; Sam. I. 28, 9.
[f] Mo. III. 18, 23; Mo. V. 27, 21.
[g] Mo. V. 13, 7–19; 17, 2–7.
[h] 23, 9; Mo. III. 19, 33. 34; Mo. V. 10, 18. 19; 24, 17. 18; 27, 18.
[i] Yes. 1, 17.
[k] Mo. III. 25, 36; Mo. V. 23, 20; 24, 10.
[l] 21, 6.
[n] Mo. V. 24, 12. 13.

wòala amlɔ anyii mahã? Ne edo
ɣli yɔm la, maḍo toe, elabena
amenuvela menye.
27 Megado ḍiŋu na [b]Mawu o,
eye [d]megaƒo fi de wò dukɔ la ƒe
amegãwo o. 28 [e]Megamiã asi ḍe
wò agblemenu ʋaʋãwo kple wò
ami dzi o, eye [f]natsɔ wò ŋgɔgbe-
viŋutsuwo nam. 29 Nenema ke na-
wɔ wò nyiwo kple alẽwo hãe;
ŋkeke adre wòanɔ dada gbɔ, eye
le ŋkeke enyilia dzi natsɔe nam.[h]
30 Ame kɔkɔewo mienye nam.
Eyata migaḍu lã,[i] si nu lé le gbe
me la o; ke boŋ mitsɔe ƒu gbe
na avũwo.

Nusi dze be, woawɔ kple nusi medze be, woawɔ o.

**23.** Megasa sakpli o. Wò nu
megano ŋutasẽla ƒe nya me,
be nazu aʋatsoḍasedila o.[k] 2 Me-
ganɔ ha yome le nu vlo wɔwɔ me
o, eye megade ame gedewo dzi
le dzrenya me ate nya dzɔdzɔe
la ḍe to o.[o] 3 Megaḍe ami ḍe ame
dahe ƒe nya o. 4 Ne èkpɔ wò
ketɔ ƒe nyi alo tedzi tre mɔ la,
gakplɔe vɛ nɛ.[r] 5 Ne agba nɔ wò
futɔ ƒe tedzi dzi nèkpɔ la, megato
eŋu yi o; ke boŋ kpe ḍe eŋu, ne
miatui le edzi. 6 Megatrɔ ame
dahe ƒe nya bu anyi le ʋɔnudrɔ̃ƒe
o.[t] 7 Ɖe nu le aʋatsonyawo me;
megawu amesi ƒe nya dzɔ, eye
meḍi fɔa ḍeke o la o, elabena
nyematsɔ afia na ame vɔ̃ḍi o.
8 Megaxɔ zãnu o, elabena zãnu-
nana gbãa ŋku na nukpɔlawo, eye
wòtrɔa ame dzɔdzɔe ƒe nya bua
anyi.[v] 9 Migasẽ ŋuta le amedzro-
wo ŋu o, elabena mia ŋutɔwo mie-
nya, alesi wònɔna na amedzrowo,
elabena mienye amedzrowo le
Egipte-nyigba dzi kpɔ.[y]
10 Ƒe ade naƒã nu ḍe wò anyigba
dzi, eye naƒo wò agblemenuwo
nu ƒu.[a] 11 Ke le ƒe adrelia me la
na wòagbɔ ḍe eme, eye wòazu flu,
bena wò dukɔ la me ame dahewo
nakpɔ nu aḍu, eye nusi susɔ la,
gbemelãwo naḍui. Nenema ke
nawɔ wò weingblewo kple wò de-
vewo hãe. 12 Ŋkeke ade nawɔ
wò dɔwo, ke naƒo ŋkeke adrelia
ade eme, bena wò nyi kple wò
tedzi nadzudzɔ, eye wò kosi ƒe
ŋutsuvi kple amedzro nagbɔ ḍe
eme.[e] 13 Midzra nya sia nya, si
megblɔ na mi la ḍo.[f] Migabu mawu
bubuwo ƒe tame o, eye womagase
woƒe ŋkɔ hã le mia nu o.
14 [a]Zi etɔ̃ naḍu ŋkekenyuie nam
le ƒe ḍeka me. 15 Ɖo ŋku abolo
maʋamaʋã ŋkeke la dzi; ŋkeke
adre sɔŋ naḍu abolo maʋamaʋã
le nuŋeɣleti ƒe ŋkeke, si woḍo la
dzi, abe alesi mede se na wò ene;
elabena eya dzi nèʋu tso Egipte.
Ke womava ŋkunye me asi gbɔlo
o.[g] 16 Ne èdze nusiwo nèƒã ḍe
agble me la ŋeŋe gɔme la, naḍu
ŋkekenyuie, eye ne èƒo wò agble-
menuwo nu ƒu ḍe ava me le ƒe
la ƒe nuwuwu me la, ekema na-
gaḍu ŋkekenyuie. 17 Wò ŋutsu-
wo katã nava wò Afetɔ Yehowa
ƒe ŋku me zi etɔ̃ le ƒe ḍeka me.
18 Megatsɔ nye vɔsalã ƒe ʋu sa
vɔe le afisi amɔwɔ ʋaʋã le o,
eye [l]megadzra nye ŋkekenyuie-
vɔsalã ƒe ami ḍi ŋu nake ḍe edzi
o. 19 [n]Tsɔ wò agblemenu gbãtɔ,
siwo ʋã la, va Yehowa, wò Mawu
la, ƒe me. [p]Megaḍa gbɔ̃vi le dada
ƒe notsi me o.

Le Kanaanitɔwo nyanyã kple yayra ŋugbe-dodo na Israel ŋuti.

20 Kpɔ ḍa, medɔ nye [s]dɔla ḍo
ḍe ŋgɔwò, bena wòakpɔ dziwò le
mɔ ta, eye wòakplɔ wò ava teƒe,
si medzra ḍo ḍi na wò la. 21 Kpɔ
nyuie le eŋu, eye naḍo to eƒe
gbe; megasẽ tame ḍe eŋu o, ela-
bena matsɔ miaƒe vodadawo ake
mi o, elabena nye megbea wònye.[u]
22 Ne èḍo to eƒe gbe, eye nèwɔ nu,
siwo katã magblɔ na wò la, ekema
malé fu wò ketɔwo, eye maḍe to
ḍe amesiwo xaxa wò ḍo. 23 Ne
nye dɔla dze ŋgɔwò, eye wòkplɔ
wò va Amoritɔwo, Xititɔwo, Peri-
zitɔwɔ, Kanaanitɔwo, Xiwitɔwo
kple Yebusitɔwo gbɔ, eye metsrɔ̃
wo la, 24 ekema [z]megade ta agu
na woƒe mawuwo alo asubɔ wo
o, eye megawɔ nusiwo[b] wowɔna
la o; ke boŋ nagblẽ wo, eye na-
gbã woƒe legbawo. 25 Ne mie-
subɔ Yehowa, miaƒe Mawu la, eke-
ma ayra ḍe wò nuḍuḍu kple wò
nunono dzi, eye [d]maxe mɔ na dɔ-
léle, be mava mia dome o. 26 Fu
mage le nyɔnuwo ƒo, alo woatsi
ko le wò anyigba dzi o; eye ma-
na nanɔ agbe wòade edeƒe. 27 Ma-
dɔ vɔvɔ̃, si le ŋunye la, ḍe ŋgɔ-
wò, eye dukɔ, siwo katã dome
nava la, alulu, eyé wò futɔwo

a (14–19: 34, 18–26; Mo. III. 23; Mo. V. 16.)
b 21, 6.
d Nyagb. 10, 20; Dɔ. 23, 5.
e Mo. V. 18, 4.
f 13, 2. 13.
g 12, 15.
h Xez. 44, 30.
i Mo. III. 7, 24; 11, 40; 17, 15; 22, 8; Mo. V. 14, 21; Xez. 44, 31.
k 20, 16.
l 12, 10.
n Mo. V. 26, 1 v. 11.
o Mo. III. 19, 15.
p 22, 29; Mo. V. 14, 21.
r Lu. 6, 27.
s 14, 19.
t Mo. V. 27, 19.
u Yes. 63, 9. 10.
v Mo. V. 16, 19; 27, 25.
y 22, 20.
z 20, 5.
a Mo. III. 25; Mo. V. 15, 1 v. 11.
b Mo. III. 18, 3.
d 15, 26.
e 20, 8–11.
f Yos. 23, 7.

katã asi le ŋgɔwò. 28 [a]Madɔ téame-
kplɔḍoewo ḍe ŋgɔwò, bena woa-
nyã Xiwitɔwo, Kanaanitɔwo kple
Xitiiɔwo le ŋgɔwò. 29 Gake nye-
manyã wo katã le dowòme le ƒe
ḍeka me o, bena anyigba ia ma-
gato gbe, eye lã wɔadãwo nadzi
ḍe dzi anɔ fu ḍem na wò o.
30 Manɔ wo nyãm le mia ŋu ʋe-
ʋeʋe, vaseḍe esime miadzi ḍe
dzi, eye anyigba la natu mia nu.
31 Eye [e]mana wò liƒowo natso
Avaƒu ia nu vaseḍe Filistitɔwo ƒe
ƒu la nu, tso gbedzi vaseḍe tɔsisi
la nu; elabena matsɔ anyigbadzi-
tɔwo ade asi na wò, eye nanyã
wo le dowòme. 32 Migabla nu
kpli wo alo naxɔ woƒe mawuwo o.[g]
33 Womeganɔ wò anyigba dzi o,
ne womagava ble wò nawɔ nuvɔ̃
ḍe ŋunye o. Elabena ne èsubɔ
woƒe mawuwo la, atrɔ zu mɔ̃ aḍe
wò.[h]

Nubablagbalẽ kple nubabiavɔsa.

24. Eye wògblɔ na Mose bena:
Lia toa va Yehowa gbɔ, wò
ŋutɔ kple Aron, Nadab kple Abi-
hu kpakple [k]Israel-me tsitsiawo
dome ame blaadre, eye miado gbe
ḍa le adzɔge. 2 Eye Mose ḍeḍe
nate ḍe Yehowa ŋu, ke woawo
megate va o, eye dukɔ la hã me-
galia to la kplii o. 3 Eye Mose
yi ḍagblɔ Yehowa ƒe nyawo katã
kple ḍoḍoawo katã na dukɔ la.
Tete dukɔ la katã ḍo ŋu yoo gblɔ
bena: Nya, siwo katã Yehowa
gblɔ la, míawɔe![o] 4 Eye Mose [p]ŋlɔ
Yehowa ƒe nyawo katã, eye wò-
tso ŋdi kanya ḍaḍi vɔsamlekpui,
eye wòḍo [r]dzesikpe wuieve ḍe
Israel ƒe to wuieveawo nu ḍe to
la te. 5 Eye Mose dɔ Israel-viwo
dome ḍekakpuiwo ḍa, eye wotsɔ
nyitsuwo mè numevɔsawo, eye
wosa akpeḍavɔwo na Yehowa.[t]
6 Eye Mose ku ʋu la ƒe afã ḍe
ze me, eye wòhlẽ ʋu la ƒe afã
ḍe vɔsamlekpui la ŋu. 7 [u]Eye
wòtsɔ agbalẽ, si me nubablanyawo
le, hexlẽ sesie ḍe dukɔ la ƒe to
me. Tete wogblɔ bena: Nya, siwo
katã Yehowa gblɔ la, míawɔe, eye
míaɖe eme ḍe asi! 8 Eyome Mose
tsɔ ʋu la [v]wu ḍe dukɔ la dome
gblɔ bena: Esia enye nusi Ye-
howa bla kpli mi. ḍe nya siawo
katã dzi la. ƒe ʋu.

a Mo. V. 1, 44; 7, 20; Yos. 24, 12.
b Xez. 1, 26.
d 33, 20–23
e Mo. I. 15, 18.
f 31, 18.
g 34, 12; Mo. V. 7, 2.
h Won. 2, 3.
i 16, 10.
k Mo. IV. 11, 16.
l Mo. V. 4, 24; 9, 3; Heb. 12, 29.
n 34, 28.
o 19, 8.
p 34, 27.
r Fia. I. 18, 31.
s 35, 5. 22.
t 3, 12.
u kp. 4.
v Heb. 9, 19-22.
y kp. 40.

Nunɔlawo kple amegã blaadreawo kpɔ Mawu ḍa.

9 Esia megbe Mose kple Aron,
Nadab kple Abihu kpakple Israel-
me tsitsiawo dome ame biaadre la
wolia to la, 10 eye wokpɔ Israel
ƒe Mawu la; eƒe afɔgbɔ le abe
[b]gbloti, alo abe alesi alilime kɔna
keŋkeŋ ene. 11 Ke [d]mewɔ naneke
Israel-viwo ƒe ame ŋkutawo o,
eye woḍe ŋku ḍe Mawu ŋu; eme-
gbe woḍu nu, eye wono nu.

Mose galia yi to la dzi.

12 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Va gbɔnye le to la dzi, eye
natsi anyi, ne [f]matsɔ kpe. siwo
dzi meŋlɔ ḍoḍoawo kple seawo
ḍo, bena nafia wo la, na wò! 13 Tete
Mose tso, eye eƒe subɔla Yosua
kpe ḍe eŋu, eye Mose lia Mawu
ƒe to la. 14 Eye wògblɔ na ame
tsitsiawo bena: Minɔ afisia, va-
seḍe esime míagatrɔ ava mia gbɔ.
Kpɔ ḍa, Aron kple Xur le mia
gbɔ, ne ʋɔnunyaa ḍe le amea ḍe
si la, wòatsɔe ayi wo gbɔe. 15 Esi
Mose yi toa dzi la, tete alilikpo
va tsyɔ to la. 16 Eye Yehowa
ƒe [i]ŋutikɔkɔe va nɔ Sinai-to la
dzi, eye alilikpo tsyɔ to la ŋkeke
ade sɔŋ. Le ŋkeke adreagbe la
eyɔ Mose tso alilikpo la me.
17 Eye Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe dze
na Israel-viwo le toa tame abe
[l]dzobibi ene. 18 Eye Mose to ali-
likpoa me lia to la, eye Mose nɔ
toa dzi [n]ŋkeke blane kple zã
blane sɔŋ.

Nudzɔdzɔ hena agbadɔtutu.

25. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Gblɔ na Israel-viwo
bena, woadzɔ nu nam. Midzɔ nu
nam le amesiame, si lɔ̃ tso dzime
faa la si.[s] 3 Nusiwo miadzɔ le wo
si la wonye: Sika, klosalo kple
akɔbli, 4 aḍabɛ blɔtɔ kple aḍabɛ
dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ, ḍeti yi kple
gbɔ̃ƒuwo, 5 agbogbalẽ, si wode
ama dzĩ, nyogbalẽ kple xè. 6 Ami
ḍe akaḍimeḍeḍe ŋu kple ami ʋe-
ʋẽe hena sisi kple numeme ʋe-
ʋẽe. 7 Soham-kpe kple kpe xɔa-
siwo. bena woatsɔ aḍo kɔmewu
kple akɔtaḍonu la ŋu. 8 Eye
woawɔ nɔƒe kɔkɔe nam, bena ma-
nɔ wo dome. 9 Alesi mefia nɔƒe
la [y]tutume kple eŋuti nuwo katã
wɔwɔ wò la, nenema pɛpɛpɛ mia-
wɔe.

Nubabladaka la.

10 [a]Eye woatsɔ xé akpa aḍa-
kae; eƒe didime nanye abɔklu-
gui eve kple afã, kekeme na-
nye abɔklugui ḍeka kple afã,
eye eƒe kɔkɔme nanye abɔklu-
gui ḍeka kple afã. 11 Eye na-
fa sika nyuitɔ ḍe eŋu; nafae
ḍe eme kple ekɔgo, eye natsɔ
sika aḍo atsiã ḍe eto akpe ḍo.
12 Emegbe nakɔ sikasigɛ ene,
eye naklã wo ḍe eƒe dzogoe enea-
wo ŋu; asigɛ eve nanɔ axa ḍeka,
eye asigɛ eve hã nanɔ axa eve-
lia. 13 Eyome natsɔ xé akpa kpo-
wo, eye nafa sika ḍe wo ŋu.
14 Eye natsɔ kpoawo aƒo ḍe asi-
gɛ, siwo le aḍaka la ƒe axawo dzi
la me, bena woatsɔ wo akɔ aḍaka
lae. 15 Kpoawo natsi asigɛawo
me le aḍaka la ŋu, eye womaḍe
wo le eme o. 16 Eye natsɔ se,
siwo mana wò la, ade aḍaka la
me.[c]

Nutsyɔnu la.

17 Tsɔ sika nyuitɔ wɔ [f]nutsyɔ-
nu ḍe nutuvi la dzi; eƒe didime
nanye abɔklugui eve kple afã,
eye eƒe kekeme nanye abɔklugui
ḍeka kple afã. 18 Eye natsɔ sika
atu Kerubi eve ḍe nutsyɔnu la
ƒe goawo kple eve dzi. 19 Wɔ
Kerubi ḍeka ḍe go si dzi, eye
Kerubi evelia ḍe go keme dzi;
ale Kerubiawo kple eve nanɔ
go eveawo dzi. 20 Eye Kerubia-
wo naklẽ aʋala aḍo ta dzi, ale
be woƒe aʋalawo nabi ḍe nutsyɔ-
nu la dzi; woadze ŋgɔ wo nɔewo,
eye woade mo to ḍe nutsyɔnu la
dzi. 21 Eye natsɔ nutsyɔnu la
aḍo aḍaka la tame, ke natsɔ [h]se,
siwo mana wò la, ade aḍaka la
me. 22 Kerubi eve, siwo le nuba-
blaḍaka [i]tame la domee maḍe ḍo-
kuinye afia wò le, eye magblɔ
nya, siwo katã maḍe asi na Israel-
viwo la na wò tso afima.

Sikakplɔ̃.

23 [l]Emegbe natsɔ xé akpa
kplɔ̃e; eƒe didime nanye abɔklu-
gui eve, kekeme nanye abɔklugui
ḍeka, eye eƒe kɔkɔme nanye abɔ-
klugui ḍeka kple afã. 24 Fa sika
nyuitɔ ḍe eŋu, eye natsɔ sika
aḍo atsiã ḍe eŋu akpe ḍo. 25 Eye
naḍo to nɛ akpe ḍo, esi akeke asi
ḍeka, eye natsɔ sika aḍo atsiã ḍe
to la ŋu akpe ḍo. 26 Tsɔ sika
wɔ asigɛ ene, eye naklã asigɛawo
ḍe eƒe afɔ eneawo ƒe axa eneawo
dzi. 27 Asigɛawo nate ḍe toawo
ŋu, bena woaƒo kpo ḍe wo me
akɔ kplɔ̃ lae. 28 Tsɔ xé kpa
kpowo, eye nafa sika ḍe wo ŋu;
woawoe woatsɔ akɔ kplɔ̃ lae.
29 Eye natsɔ sika nyuitɔ awɔ
eŋu gbawo, nutɔgbawo, goewo
kple trewo, nusiwo ŋu dɔ woawɔ
le edzi. 30 Eye natsɔ abolo aḍo
kplɔ̃ la dzi le ŋkunye me ḍaa.[b]

Akaḍiti la.

31 [d]Eyome natsɔ sika nyuitɔ
awɔ akaḍitii; woatu akaḍitia, eƒe
afɔ kple ati la, eye woawɔ kɔwo,
seƒoƒowo kple woƒe tamekukuwo
ḍe eŋu. 32 Alɔ aḍe nanɔ akaḍiti
la ƒe axawo dzi; alɔ etɔ̃ nanɔ axa
ḍeka, eye alɔ etɔ̃ hã nanɔ axa
evelia. 33 Seƒoƒo etɔ̃ kple woƒe
tamekukuwo nanɔ alɔ ḍeka ŋuti,
eye seƒoƒo etɔ̃ kple woƒe tame-
kukuwo nanɔ alɔ evelia ŋuti; alea
woanɔ alɔ aḍe, siwo le akaḍitia
ŋu la, ŋuti akpe ḍo. 34 Eye se-
ƒoƒo ene kple woƒe tamekukuwo
nanɔ atia ŋutɔ ŋuti. 35 Seƒoƒo
ḍeka kple etamekuku nanɔ alɔ
eveve kpeƒe le ati la ŋu. 36 Kɔa-
wo kple alɔawo nawɔ ḍeka ḍe ati
la ŋu; sika nyuitɔ woatsɔ atu
akaḍiti lae blibo. 37 Emegbe na-
wɔ akaḍigbɛ adre aḍa ḍe wo dzi,
eye woabi aḍo ta ŋgɔ. 38 Eye
natsɔ sika nyuitɔ awɔ ḍovulã-
nuwo kple ganu suewoe. 39 Woa-
tsɔ sika nyuitɔ talento ḍeka awɔ
akaḍiti la kple eŋu nuawo katãe.
40 Kpɔ dzi, be nawɔe ḍe [g]nonɔ-
me, si woƒia wò le toa dzi la nu
pɛpɛpɛ.

Agbadɔ la kple eme kuntruwo.

26. [k]Tsɔ kuntru ewo wɔ nɔƒe
la; eye aḍaŋuvɔlɔ̃lawo na-
tsɔ ḍeti ɣi dada, aḍabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ka kpakple ka dzẽ
alɔ̃e, eye woalɔ̃ Kerubiwo ḍe eme.
2 Kuntru ḍeka ƒe didime nanye
abɔklugui blave vɔ enyi, eye eƒe
kekeme nanye abɔklugui ene. Dzi-
dzeme ḍeka nanɔe na kuntruawo
katã. 3 Woatɔ kuntruawo akpe
ḍe wo nɔewo ŋu atɔ̃atɔ̃. 4 Eye
natɔ aḍabɛ blɔtɔ ƒe ka kpukpuiwo
ḍe kuntru kpekpea ƒe go ḍeka
me, nenema ke natɔe ḍe kpekpe
evelia hã ƒe go ḍeka me. 5 Tɔ

a kp. 10-22 kpɔ 37, 1—9.
b Mo. III. 24, 5. 6.
d kp. 31-39 kpɔ 37, 17—24.
e kp. 21.
f Heb. 4, 16.
g 26, 30; Dɔ. 7, 44; Heb. 8, 5.
h 34, 29; Fia. 1. 8, 9; Heb 9, 4.
i Mo. IV. 7, 89.
k kp. 1—14 kpɔ 36, 8—19.
l kp. 23-29 kpɔ 37, 10—16.

ka kpukpui blaatɔ̃ ɖe kuntru kpe-
kpeawo ƒe go ɖekaɖekawo me,
eye kawo nanɔ sɔsɔ ɖeka me.
6 Eye natsɔ sika atu ganuvi blaatɔ̃
aku kawo, eye ganuviawo nakpe
kuntruawo wòazu agbadɔ ɖeka.
7 Eyome natsɔ gbɔ̃fu alɔ̃ kuntru
wuiɖekɛ, bena woatsɔ agba nɔƒe
la tame. 8 Kuntru ɖeka ƒe didi-
me nanye abɔklugui blaetɔ̃, eye
eƒe kekeme nanye abɔklugui ene.
Dzidzeme ɖeka nanɔe na kuntru
wuiɖekɛawo katã. 9 Natɔ kuntru
atɔ̃ akpe vovo, eye natɔ kuntru
ade hã akpe vovo, eye naŋe kun-
tru adelia, si le agbadɔ la ƒe ŋgɔ-
dze la me ɖe eve. 10 Emegbe
natɔ ka kpukpui blaatɔ̃ ɖe kuntru
kpekpea ƒe go ɖeka me, eye na-
gatɔ ka kpukpui blaatɔ̃ ɖe kpekpe
evelia ƒe go ɖeka me. 11 Eyome
natu akɔbliganuvi blaatɔ̃, eye na-
tsɔ ganuviawo aku kaawo, bena
agbadɔ la nakpe azu ɖeka. 12 Eye
agbadɔkuntru la ƒe go ɖeka, si
tsi edzi le agbadɔa megbe la, na-
dzɔ ɖe anyi atsyɔ kuntru gbãtɔ-
wo. 13 Eye kuntru, siwo tsi edzi
le agbadɔ la ƒe didime go evea-
wo dzi la, nadzɔ ɖe anyigba abɔ-
klugui ɖeka, bena woaxe agbadɔ
la ŋu. 14 Emegbe natsɔ agbogba-
lẽ, si wode ama dzĩ la, agba agba-
dɔ la, eye nagatsɔ nyogbalẽ agba
edzi.[f]

Agbadɔ la ƒe ʋuƒowo.

15 Esia yome natsɔ xė adze
ʋuƒo, siwo woatu na agbadɔ la.
16 Ʋuƒo ɖeka ƒe didime nanye
abɔklugui ewo, eye eƒe kekeme
nanye abɔklugui ɖeka kple afã.
17 Eye nayrɔ ʋuƒo ɖeka gɔme
wòadze eve, bena wòate ŋu ali
ɖe anyi. Alea nayrɔ agbadɔ la
ƒe ʋuƒoawo katã gɔmee. 18 Nawɔ
ʋuƒowo hena agbadɔ la; ʋuƒo
blave nanɔ dziehe gome. 19 Eye
natsɔ klosalo awɔ afɔ blane ɖe
ʋuƒo blaveawo te; afɔ eve nanɔ
ʋuƒo ɖesiaɖe ƒe nu eveawo gɔme.
20 Eyome nawɔ ʋuƒo blave hena
agbadɔ la ƒe anyiehe gome. 21 Eye
natsɔ klosalo awɔ afɔ blane ɖe
wo gɔme, afɔ eve nanɔ ʋuƒo ɖe-
siaɖe gɔme. 22 Eye nadze ʋuƒo
ade hena agbadɔ la ƒe axa, si le
ɣedzeƒe gome. 23 Eye nagadze
ʋuƒo eve hena dzogoe, siwo le
agbadɔ la ƒe ɣetoɖoƒe gome. 24 Eye
woakpe wo gɔme kple wo tame
ɖe ʋuƒoawo ŋu, bena asigɛ ɖeka
nanɔ wo ŋu. Alea woawɔ wo kple
eve lae, eye woanɔ dzogoeawo
kple eve dzi. 25 Wo katã le ʋuƒo
enyi, siwo gɔme woawɔ klosalofɔ
wuiade ɖo; afɔ eve nanɔ ʋuƒo
ɖesiaɖe gɔme.[a]

Gametiawo.

26 Emegbe natsɔ xė akpa ga-
meti atɔ̃ hena ʋuƒo, siwo le agba-
dɔ la ƒe axa ɖeka; 27 gameti atɔ̃
hã na ʋuƒo, siwo le agbadɔ la ƒe
axa evelia, kpakple gameti atɔ̃
hena ʋuƒo, siwo le agbadɔ la
megbe le ɣetoɖoƒe gome. 28 Eye
gameti dometɔ nato ʋuƒoawo ti-
tina, tso agbadɔ la ƒe go ɖeka
me vaseɖe go keme me. 29 Fa
sika ɖe ʋuƒoawo ŋu, eye natsɔ
sika atu wo ŋuti sigɛ, siwo me
woaƒo gametiawo ɖo, eye nafa
sika ɖe gametiawo hã ŋu. 30 Tu
agbadɔ la ɖe [b]nɔnɔme, si wofia
wò le toa dzi la nu pɛpɛpɛ.

Xɔmetsovɔ eveawo.

31 [d]Adaŋuvɔlɔ̃lawo natsɔ aɖabɛ
blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ
kple ɖeti ɣi dada alɔ̃ xɔmetso-
vɔe, eye woalɔ̃ Kerubiwo ɖe eme.[e]
32 Eye naku wo ɖe xėsɔti ene,
siwo ŋu wofa sika ɖo, eye wowɔ
klosalofɔwo ɖe wo gɔme, eye si-
ka gatagbadzɛwo le wo ŋuti la ŋu.
33 Ku xɔmetsovɔ la ɖe kuntru
gbãtɔwo ƒe [g]kpeƒe, eye natsɔ nu-
babladaka la ada ɖe xɔmetsovɔ
la godo, eye xɔmetsovɔ la natso
kɔkɔeƒe la kple [h]kɔkɔeƒewo ƒe
kɔkɔeƒe la me na mi. 34 Eye na-
tsɔ nutsyɔnu la ada ɖe nubabla-
ɖaka la dzi le kɔkɔeƒewo ƒe kɔ-
kɔeƒe la me.[i] 35 Tsɔ [k]kplɔ̃ la da
ɖe xɔmetsovɔa ŋgɔ le anyiehe go-
me, eye natsɔ akaɖiti la ada ɖe
agbadɔ la ƒe dziehe gome le kplɔ̃
la kasa. 36 Eye avɔlɔ̃lawo natsɔ
aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka, ka
dzẽ kple ɖeti ɣi dada alɔ̃ avɔ,
bena woatsɔ atu agbadɔ la nu.
37 Emegbe natsɔ xė akpa sɔti atɔ̃
hena avɔ la; fa sika ɖe wo ŋu,
eye natsɔ sika awɔ wo ŋuti gata-
gbadzɛawo, eye natsɔ akɔbli akɔ
afɔwo ɖe wo gome.

Vɔsamlekpui la.

27. [l]Emegbe natsɔ xė awɔ vɔ-
samlekpui; eƒe didime na-
nye abɔklugui atɔ̃, eƒe kekeme

[a] kp. 26-30 kpɔ 36, 31–34.
[b] 25, 9.
[d] kp. 31-37 kpɔ 36, 35–38.
[e] Mat. 27, 51.
[f] kp. 15-25 kpɔ 36, 20–30.
[g] kp. 6. 11.
[h] Heb. 9, 3–12.
[i] 25, 21.
[k] 40, 22.
[l] kp. 1–8 kpɔ 38, 1–7.

nanye abɔklugui atɔ̃, eye eƒe kɔ-
kɔme nanye abɔklugui etɔ̃. Vɔ-
samlekpui la nanɔ dzogoe ene
me. 2 Wɔ dzowo ɖe eƒe dzogoe
eneawo dzi; dzoawo nawɔ ɖeka
kplii, eye nafa akɔbli ɖe eŋu.
3 Eye nawɔ afilɔnuwo, sofiwo,
zewo, gaflowo kple dzoɖesonuwo
ɖe eŋu, eye natsɔ akɔbli awɔ eŋu-
ti nuawo katãe. 4 Eye tsɔ akɔbli
wɔ adzralawo abe ɖɔ ene, eye
natu akɔblisigɛ ene ɖe adzrala
ŋu le eƒe dzogoe eneawo dzi.
5 Eye naklã adzrala la ɖe vɔsa-
mlekpui la ŋu tso ete vaseɖe vɔ-
samlekpui la titina. 6 Eyome na-
tsɔ xè akpa kpowo hena vɔsamle-
kpui la, eye nafa akɔbli ɖe wo ŋu. a Mo. III. 24, 2.
7 Eye woatsɔ kpoawo aƒo ɖe asi-
gɛawo me, eye kpoawo nanɔ vɔ-
samlekpui la ƒe axawo kple eve
dzi, bena woatsɔ wo akɔe. 8 Ɖuƒo
natsɔ awɔe, eye to nanɔ me.
Alesi wofia wò le [b]toa dzi la, ne- b 26, 30.
nema nawɔe.

Kpɔ la.

9 [d]Eye natɔ kpɔ ɖe agbadɔ la d kp. 9—19 kpɔ 38, 9—20.
ŋu. Tsɔ ɖeti ɣi dada lɔ̃ avɔ hena
kpɔ la; kpɔ la ƒe dziehekpa na-
didi abɔklugui alafa ɖeka. 10 Wɔ
kpɔti blave, eye natsɔ akɔbli atu
afɔ blave ɖe wo gɔme; ke natsɔ e Kron. I. 23, 13.
klosalo awɔ kpɔtiawo ŋuti gata- f 6, 23.
gbadzɛwo kple heletiwoe. 11 Ne-
nema ke anyiehekpa hã ƒe avɔ
nadidi abɔklugui alafa ɖeka, eye
kpɔti blave, siwo gɔme akɔbliƒɔ
blave le, nakpe ɖe eŋu; kpɔtia- g 31, 3.
wo ŋu gatagbadzɛawo kple hele-
tiawo nanye klosalo. 12 Avɔ, si
anɔ kpɔ la ƒe ɣetoɖoƒe gɔme, na-
didi abɔklugui blaatɔ̃, eye kpɔti
ewo, siwo gɔme afɔ ewo le, nakpe h kp. 4—30 kpɔ 39, 1—21.
ɖe eŋuti. 13 Kpɔ la nakeke le
ɣedzeƒe gɔme abɔklugui blaatɔ̃.
14 Avɔ, si didi abɔklugui wuiatɔ̃,
nanɔ kekeme sia ƒe akpa ɖeka,
eye kpɔti etɔ̃, siwo gɔme afɔ etɔ̃
le, nakpe ɖe eŋu. 15 Eye avɔ, si
le akpa evelia hã nadidi abɔklu-
gui wuiatɔ̃, eye kpɔti etɔ̃, siwo
gɔme afɔ etɔ̃ le, nakpe ɖe eŋu.
16 Esia megbe avɔlɔ̃lawo natsɔ
aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ, ka dzẽ
kple ɖeti ɣi dada alɔ̃ avɔ, si adi-
di abɔklugui blave hena agbo la
nu, eye kpɔti ene, siwo gɔme afɔ
ene le la, nakpe ɖe eŋu. 17 Kpɔti,
siwo katã le kpɔa me godoo la, ƒe
heletiwo kple wo ŋuti gatagbadzɛ-
wo nanye klosalo, eye wo gɔme-
fɔwo nanye akɔbli. 18 Kpɔ la ƒe
didime nanye abɔklugui alafa ɖe-
ka, eƒe kekeme nanye abɔklugui
blaatɔ̃, eye eƒe kɔkɔme nanye
abɔklugui atɔ̃; woatsɔ ɖeti ɣi
dada alɔ̃ eŋuti vɔe, eye kpɔtiawo
gɔmefɔwo nanye akɔbli. 19 Nu-
siwo katã ŋu dɔ woawɔ le kpɔa
me, nanye akɔbli; agbadɔ la ŋu
tsyotiwo kple kpɔ la ŋu tsyotiwo
katã nanye akɔbli.

Dzomi nyui la.

20 Ɖe se na Israel-viwo, ne woa-
tsɔ dzomi nyuitɔ vɛ na wò hena
akaɖiawo, bena woate ŋu atsɔ aka-
ɖigbɛawo aɖo ati dzi ɖaa[a] 21 le
Mawu ƒe agbadɔ la me, le xɔme-
tsovɔ, si xe nubablaɖaka ŋku me
la ŋgɔ, eye Aron kple viaŋutsuwo
nadzrae ɖo, bena wòanɔ bibim le
Yehowa ƒe ŋku me tso fiẽ vaseɖe
ŋdi. Esia anye ɖoɖo na Israel-
viwo kple woƒe dzidzimeviwo te-
gbee.

Yehowa tia Aron kple viaŋutsuwo.

28. Eye naɖe nɔviwò Aron kple
viaŋutsuwo le Israel-viwo
dome ava gbɔwòe, bena woazu
[e]nunɔlawo asubɔm; Aron ŋutɔ
kple [f]viaŋutsuwo: Nadab, Abihu,
Eleazar kple Itamar. 2 Tɔ awu
kɔkɔewo na nɔviwò Aron, bena
woade bubu eŋu, eye woaɖo atsyɔ̃
nɛ. 3 Eye gblɔ na amesiwo katã
[g]mede nunya tagbɔ na, eye wo-
nya aɖaŋu la bena, woatɔ Aron
ƒe awuawo, ne woaɖoe nunɔla, be
wòasubɔm.

Nunɔlawo ƒe awuwo.

4 [h]Nusiwo woatɔ wonye: akɔ-
taɖonu, kɔmewu, dziwui, awute-
wui ɔlaya, si wotsɔ ɖeti ɣi lɔ̃e, ta-
blanu kple alidziblanu; eye woatɔ
awu kɔkɔewo na nɔviwò Aron
kple viaŋutsuwo, be woazu nunɔ-
lawo asubɔm. 5 Eye woawɔ sika,
aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka,
ka dzẽ kple ɖeti ɣi ŋu dɔ.

Nunɔlawo ƒe kɔmewu.

6 Eye aɖaŋuvɔlɔ̃lawo natsɔ sika,
aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka, ka
dzẽ kple ɖeti ɣi dada alɔ̃ kɔ-
mewu lae. 7 Woaɖe nu eve ɖe
kɔmewu la ƒe abɔtawo kple eve
ŋu, bena woate ŋu akpee. 8 Eye
woatsɔ avɔ ma tɔgbe, si wotsɔ

sika. adabε blɔtɔ kple dzĩtɔ fe
ka. ka dzẽ kple deti ɣi dada lɔ̃e
la. awɔ akɔgbanu de eŋu. 9 Eme-
gbe natsɔ soham-kpe eve ade
Israel-viwo fe ŋkɔwo de wo dzi:
10 nade ŋkɔ ade de kpe deka dzi.
eye ŋkɔ ade hã de kpe evelia
dzi de wofe toawo nu. 11 Kpe-
kpalawo nakpae. eye ŋkɔdelawo
nata Israel-viwo fe ŋkɔwo de kpe
eveawo dzi. eye woawɔ sika de
wo ŋu afo xlãe. 12 Eye natsɔ
kpe eveawo ado kɔmewu la fe
abɔtawo. hena ŋkudodo Israel-
viwo dzi. eye ŋkɔawo nanɔ Aron
fe abɔta le Yehowa fe ŋku me
abe ŋkudodɛdzi fe dzesi ene.
13 Eyome natsɔ sikaka afo gboe.
14 Eye natsɔ ka. si wotsɔ sika
nyuitɔ gbee la. awɔ kɔsɔkɔsɔ
eve. eye natɔ kɔsɔkɔsɔawo de
gboawo ŋu.

**Akɔtadonu la.**

15 Eye adaŋuvɔlɔ̃lawo natsɔ
sika. adabε blɔtɔ kple dzĩtɔ fe
ka. ka dzẽ kple deti ɣi dada alɔ̃
kɔmewu fe avɔ tɔgbe hena akɔ-
tadonu. si enye nyametsonu la.
16 Nawɔe de dzogoe ene me. eye
naŋe eme de eve: efe didime na-
nye asi deka. eye kekeme hã na-
nye asi deka. 17 Eye natsɔ kpe
xɔasiwo ado eŋu de agbaka ene
me. Agbaka gbãtɔ nanye karneol.
topas kple smaragd: 18 agbaka
evelia nanye rubin. safir kple
oniks: 19 agbaka etɔ̃lia nanye li-
gurio. axat kple ametist. 20 eye
agbaka enelia nanye krisolit. so-
ham kple yaspis. Eye woatsɔ sika
afo fefeka de wo ŋu akpe do.
21 Kpeawo nanɔ wuieve de Israel-
viwo fe ŋkɔwo nu. eye ŋkɔdelawo
nata to wuieveawo fe ŋkɔwo de wo
dzi. 22 Eye tsɔ ka. si wotsɔ sika
nyuitɔ gbee la. wɔ kɔsɔkɔsɔwo
de akɔtadonu la ŋu. 23 Emegbe
natu sikasigε eve hena akɔtadonu
la. eye natɔ asigε eveawo de akɔ-
tadonu la fe dzogoe eve dzi.
24 eye nade sikakɔsɔkɔsɔ eveawo
asigεawo me le akɔtadonu la fe
dzogoeawo dzi. 25 Eyome nade
kɔsɔkɔsɔ eveawo fe nu eveawo
gbo eveawo ŋu. eye natɔ gboawo
de kɔmewu la fe abɔtawo. le ŋgɔ.
26 Eye natu sikasigε eve. eye
natɔ wo de akɔtadonu la fe dzo-
goe eve mamleawo dzi le eme

gome. be woadze akɔgbanu la
dzi. 27 Emegbe nagatu sikasigε
eve. eye natɔ wo de kɔmewu la
fe abɔtawo to le ŋgɔ. afisi wode
kɔme nε do. le akɔgbanu la fe
dzifo gome. 28 Eye woagbe adabε
blɔtɔ fe ka asa de asigε. siwo le
akɔtadonu la ŋuti la ŋu ahade
asigε. siwo le kɔmewua ŋuti la
me. ale be akɔtadonu manɔ ʋa-
ʋãm o. eye wòanɔ akɔgbanu la
dzi. 29 Ne Aron yi kɔkɔefea la.
Israel-viwo fe ŋkɔwo nanɔ efe
dzi dzi le akɔtadonu. si enye nya-
metsonu la dzi. hena ŋkudododzi
le Yehowa fe ŋku me tegbee. 30 Eye
natsɔ Urim kple Tumim ade akɔ-
tadonu. si enye nyametsonu la
me. bena ne Aron yi Yehowa fe
ŋku me la. wòanɔ efe dzi dzi.
Israel-viwo fe nyametsonu nanɔ
Aron fe dzi dzi le Yehowa fe
ŋku me tegbee.[a]

**Adabεdziwui la.**

31 [b]Emegbe natsɔ adabε blɔtɔ
fe ka dede alɔ̃ dziwui. si dzi woa-
do kɔmewu la do. 32 Eye woade
kɔme nε de titina. afisi woafo ta
do. eye avɔlɔ̃la nafo kɔ la me to
akpe. bena magadze o. 33 Eyome
natsɔ adabε blɔtɔ kple dzĩtɔ fe
ka kpakple ka dzẽ awɔ yevubo-
dawo de awu la to godoo ava kpe.
eye woatsɔ sika awɔ nyawowoewo
de wo domee. 34 Sikanyawowoe
deka yevuboda deka. sikanyawo-
woe deka yevuboda deka: alea
woanɔ dziwui la to godoo ava kpee.
35 Eye woanɔ Aron ŋu. ne ele
subɔsubɔm. eye woanɔ didim woa-
se. ne eyi kɔkɔefe le Yehowa
ŋku me alo wòdo go. bena [d]naga-
ku o.

**Ŋgɔblanu.**

36 [e]Eye natsɔ sika nyuitɔ awɔ
ŋgoblanu. eye ŋkɔdelawo nata nu
de dzi bena: „Kɔkɔea na Yeho-
wa.“ 37 Eye natsii de adabε blɔtɔ
fe ka ŋuti le tablanu la ŋu le
ŋgɔ. 38 Eye wòanɔ Aron fe ŋgo-
nu: ale Aron naxɔ vodada. siwo
le Israel-viwo fe nunanawo katã
ŋu la. afu akɔ: eye wòanɔ efe
ŋgonu daa. bena wofe nunanawo
nadze Yehowa ŋu.

**Awutewui ʋlaya, tablanu, alidzinublanu kple agbotε.**

39 [f]Tsɔ deti ɣi lɔ̃ awutewui
ʋlaya la kple tablanu la. eye avɔ-

[a] Mo. III. 8, 8: Mo. IV. 27, 21: Mo. V. 33, 8.
[b] kp. 31-35 kpɔ 39, 22–26.
[d] 30, 21: Mo. III. 16, 2. 13.
[e] kp. 36-38 kpɔ 39, 30. 31.
[f] kp. 39-42 kpɔ 39, 27–29.

lɔ̃la nalɔ̃ alidziblanu la wòanɔ ŋɔ-
ŋɔe. 40 Eyome nalɔ̃ awutewui
ʋlaya, alidziblanu kple tablanu
na Aron viŋutsuwo, bena wòade
bubu wo ŋu, eye wòaɖo atsyɔ̃ na
wo. 41 Ɖo atsyɔ̃ na nɔviwò Aron
kple viaŋutsuwo, eye [a]nasi ami
na wo, [d]aɖo wo, eye nawɔ wo
kɔkɔe, bena woanye nunɔlawo
asubɔm. 42 Eye natɔ agbotɛ ɣi-
wo na wo, woadidi ava se ali me,
bena woado ɖe wo fe ama. 43 Eye
Aron kple viaŋutsuwo nadoe, ne
woyina ɖe agbadɔ, si me Yehowa
ɖea eɖokui fiana le la me, alo
wote ɖe vɔsamlekpui la ŋu, be
woasubɔ le kɔkɔefe la, ne maga-
nye vodada na wo, eye woaku o.
Esia nanye ɖoɖo na eya ŋutɔ kple
efe dzidzimeviwo tegbee.

**Nunɔla kple vɔsamlekpui la ŋu kɔkɔ.**

**29.** [f]Eye nusi nawɔ na wo, be
nawɔ wo kɔkɔe, ne woazu
nunɔlawo asubɔm la, enye si: Lé
nyitsu ɖagbee ɖeka kple agbo
eve, siwo sɔ blibo, 2 eye natsɔ
wɔ memee afo abolo maʋamaʋã
kple aboŋgo maʋamaʋã, eye na-
tɔ tatali maʋamaʋã akɔ ami ɖe
dzi. 3 Tsɔ wo de kusi me, eye
woatsɔ woa kple kusi la vɛ. eye
nakplɔ nyitsu la kple agbo evea-
wo vɛ. 4 Eye na bena, Aron kple
viaŋutsuawo nate va Mawu fe
agbadɔ la nu, eye nale tsi na wo.
5 Fɔ awuawo vɛ, eye nado awu-
tewui ʋlaya la kple dziwui la
kpakple kɔmewu la na Aron; gba
wo dzi nɛ kple akɔgbanu, eye na-
tsɔ akɔtaɖonu la aɖo eŋu. 6 Bla
tablanu la nɛ, eye natsi [h]ŋgobla-
nu kɔkɔe la ɖe tablanu la ŋu.
7 Tsɔ ami kɔ ɖe [i]efe tame, eye
nasi ami nɛ.[i] 8 Emegbe nana
viaŋutsuawo nate va, eye woado
awutewui ʋlayawo. 9 Bla ali dzi
na wo, Aron ŋutɔ kple viaŋutsua-
wo, eye nabla tablanu la na wo,
bena nunɔlaɖɔ nazu wo tɔ tegbee.
Ale [k]naɖo Aron kple viaŋutsuawo
enye si: 10 He nyitsu la va Mawu
fe agbadɔ la ŋgɔ, eye Aron kple
viaŋutsuawo natsɔ wofe asiwo
aɖe nyitsua fe tame. 11 Eye na-
wu nyitsu la le Yehowa fe ŋku
me, le Mawu fe agbadɔ la nu.
12 Eye nade asibidɛ nyitsu la fe
ʋu me asisi ɖe vɔsamlekpui la

a Mo. III. 8, 12.
b kp. 22.
d 29, 9. 24.
e Mo. III. 4, 11. 12.
f kp. 1–35 kpɔ Mo. III. 8, 1–32.
g Mo. III. 3, 3. 4.
h 28, 36; 39, 30.
i 30, 25.
k kp. 2. 3; 28, 41.

fe dzowo ŋu, ke natsɔ ʋu mamlea
katã akɔ ɖe vɔsamlekpui la te.
13 Eyome naɖe ami, siwo katã
le dɔmenuawo ŋu kple aklã ŋuti
miwo kpakple ayiku eveawo kple
wo ŋuti miwo, eye natɔ dzo wo
ɖe vɔsamlekpui la dzi.[b] 14 Ke
natɔ dzo nyitsu la fe lã, efe
agbalẽ kple dɔmemiwo le asaɖa la
godo; elabena nuvɔ̃ ŋuti vɔsae.[e]
15 Emegbe nahe agbo ɖeka vɛ,
eye Aron kple viaŋutsuwo natsɔ
wofe asiwo ada ɖe agbo la fe
tame, 16 eye nawu agbo la atsɔ
efe ʋu awu ɖe vɔsamlekpui la
dzi godoo ava kpe. 17 Eyome na-
fli agbo la ɖe efe funuɖefeewo,
eye nakpala efe dɔmenuwo kple
efe afɔwo, eye natsɔ wo ada ɖe
efe akpa mamleawo kple ta dzi.
18 Eye natɔ dzo agbo blibo la ɖe
vɔsamlekpui la dzi; elabena nu-
mevɔsa wònye na Yehowa, ʋe-
ʋẽ lilili kple Yehowa fe dzo wò-
nye. 19 Emegbe nahe agbo evelia
vɛ, eye Aron kple viaŋutsuwo
natsɔ wofe asiwo ada ɖe agbo la
fe tame. 20 Eye nawu agbo la
atsɔ efe ʋu asisi ɖe Aron kple
viaŋutsuawo fe nuɖusi togboewo,
nuɖusi-ɖegblefetsuwo kple nuɖu-
sifɔ-ɖegblefetsuwo ŋu, eye natsɔ
ʋu mamlea awu ɖe vɔsamlekpui
la ŋu godoo ava kpe. 21 Eye na-
tsɔ ʋu, si le vɔsamlekpui dzi, kple
ami awu ɖe Aron ŋutɔ kple efe
awuawo kpakple viaŋutsuawo kple
wofe awuawo ŋu, bena eya ŋutɔ
kple efe awuwo, viaŋutsuawo kple
wofe awuawo ŋuti nakɔ. 22 Eyo-
me naɖe [g]ami, siwo le agboa ŋu;
ɖe asike la kple eŋu miwo, ami,
siwo le dɔmenuawo ŋu, aklã ŋu
miwo, ayiku eveawo kple wo ŋu
miwo kpakple nuɖusita; elabena
ameɖoɖo fe agboe. 23 Eye natsɔ
abolo bɔbɔ ɖeka, aboŋgo ɖeka
kple tatali ɖeka, siwo nye nu ma-
ʋamaʋãwo le Yehowa ŋku me la,
le kusia me. 24 eye natsɔ nuawo
katã ade asifome na Aron kple
viaŋutsuawo, eye nanyè nuawo le
Yehowa fe ŋku me. 25 Emegbe
naxɔ nuawo le wo si ada ɖe vɔ-
salã la dzi le vɔsamlekpuia dzi,
eye natɔ dzo wo, bena woaʋẽ
lilili ɖe Yehowa: Yehowa fe dzo
wònye. 26 Ɖe agbo, si wowu hena
Aron ɖoɖo la fe akɔ, eye nanyèe

le Yehowa ƒe ŋku me, emegbe
wòazu tɔwò. 27 [a]Kɔ agbo, si wo- [a Mo. IV. 18, 18.]
wu hena Aron kple viaŋutsuawo
ḍoḍo la, ƒe akɔ kple ata, siwo
wonyè la ŋuti, 28 bena woanye
Aron kple viaŋutsuawo tɔ, eye
wòanye ḍoḍo na Israel-viwo te-
gbee, elabena asidzɔe. Eye wòanye
adzɔ, si Israel-viwo ana Yehowa [b 20, 24.]
tso woƒe akpedavɔsawo me.
29 Aron ƒe awu kɔkɔeawo nazu
viaŋutsu, siwo anɔ eteƒe la tɔ,
eye woanɔ wo ŋu, hafi woasi ami
na wo, eye [d]woaḍo wo. 30 Via- [d kp. 9.]
ŋutsuwo dometɔ, si azu nunɔla ḍe
eteƒe, amesi ayi Mawu ƒe agbadɔ
la me, bena wòasubɔ le kɔkɔeƒea
la, nadoe ŋkeke adre sɔŋ. 31 Ke
naḍa agbo, si wowu hena ame-
ḍoḍo la, ƒe lã le teƒe kɔkɔe la. [e kp. 1–5 kpɔ 37, 25–28.]
32 Eye Aron kple viaŋutsuawo
naḍu agbolã la kple abolo, siwo
le kusia me la, le Mawu ƒe agba-
dɔ la nu. 33 Ale woaḍu nusi wo-
tsɔ ḍe nuvõ ḍa hafi ḍo wo, eye
wowɔ wo kɔkɔe la; ke ame bu-
bua ḍeke mekpɔ mɔ aḍui o, ela-
bena nu kɔkɔe ye. 34 Ne ame-
ḍovɔsalã la kple abolo la ƒe ḍe
tsi anyi ŋu ke ḍe edzi la, ekema
woatɔ dzoe; womaḍui o, elabena
nu kɔkɔe ye. 35 Wɔ na Aron
kple viaŋutsuawo pɛpɛpɛ, abe
alesi mede se na wò ene; ŋkeke
adre sɔŋ naḍo wo. 36 Gbesiagbe
nawu nyitsu ḍeka, hena nuvõŋu-
tivɔsa, abe avulénu ene. Eye na-
ḍe nuvõ ḍa le vɔsamlekpui la ŋu [f 26, 22.]
to avulénuwo meme le edzi me,
eye nasi ami nɛ awɔe kɔkɔe.
37 Ŋkeke adre sɔŋ namè avulé-
nuwo le vɔsamlekpui la dzi, eye
nawɔe kɔkɔe, bena vɔsamlekpui [g Ps. 141, 2; Nyad. 5, 8.]
la nazu nu kɔkɔetɔ. Nusianu, si
aka vɔsamlekpui ŋu la, azu kɔkɔe.

### Gbesiagbe numeme.

38 [h]Eye nusiwo namè le vɔsa- [h kp. 38–42 kpɔ Mo. IV. 28, 2–8.]
mlekpuia dzi, wonye esi: Gbesia-
gbe namè alẽvi eve, siwo xɔ ƒe [i Mo. III. 10, 1.]
ḍekaḍeka. 29 Mè alẽvi ḍeka le
ŋdi, eye alẽvi evelia le fiẽ.[k] 40 Eye [k Ps. 141, 2.]
natsɔ dzomi hin eneliawo ḍeka
adzaba wɔ memee efa ewoliawo
ḍeka, eye natsɔ wein hin enelia- [l Mo. III. 16, 18]
wo ḍeka hena nunovɔsa akpe
ḍe alẽvi ḍeka la ŋu. 41 Mè alẽvi
evelia le fiẽ me; eye nawɔ nu-
ḍuvɔsa kple nunovɔsa, siwo kpe [n 29, 37.]
ḍe eŋu la, abe ŋdi tɔ ene; esia
enye dzo, si aḍẽ lilili ḍe Yehowa.
42 Esia enye gbesiagbe numevɔsa,
si miaƒe dzidzimeviwo amè le Ma-
wu ƒe agbadɔ la nu le Yehowa
ƒe ŋku me, afisi maḍe ḍokuinye
afia mi afɔ nu kpli mi le. 43 Afima
maḍe ḍokuinye afia Israel-viwo
le, eye nye ŋutikɔkɔe ana agbadɔ
la ŋuti nakɔ.[b] 44 Makɔ agbadɔ la
kple vɔsamlekpuia ŋu, eye makɔ
Aron kple viaŋutsuawo ŋuti, bena
woanye nunɔlawo asubɔm. 45 Ma-
nɔ Israel-viwo dome, eye manye
woƒe Mawu. 46 Eye woadze sii
be, nyee nye Yehowa, woƒe Mawu,
si kplɔ wo tso Egipte-nyigba dzi,
bena manɔ wo dome, nye Yehowa!

### Dzudzɔvɔsamlekpui.

30. [c]Tsɔ xè wɔ vɔsamlekpui, si
dzi woado dzudzɔ ḍo. 2 Eƒe
didime nanye abɔklugui ḍeka, eƒe
kekeme nanye abɔklugui ḍeka;
dzogoe ene me wòanɔ, eye eƒe
kɔkɔme nanye abɔklugui eve;
eƒe dzowo nawɔ ḍeka ḍe eŋu.
3 Fa sika nyuitɔ ḍe eŋuti, eta-
me kple ekɔgo godoo va kpe kpa-
kple eƒe dzowo ŋu, eye natsɔ
sika nyuitɔ ado atsiã ḍe eŋu afɔ
xlãe. 4 Eye nawɔ sikasigɛ eveve
ḍe eƒe axawo kple eve dzi le
atsiãḍodo la te, bena woate ŋu
afɔ kpo ḍe wo me akɔe. 5 Tsɔ
xè kpa kpoawo, eye nafa sika ḍe
wo ŋu. 6 Eye natsɔe ada ḍe nu-
babladaka, si dzi nutsyɔnu la le,
[f]afisi maḍe ḍokuinye afia wò le
la, kasa le xɔmetsovɔ la ŋgɔ.
7 Eye Aron natsɔ atike ʋeʋẽe
ado dzudzɔ ḍe edzi; ŋdi sia ŋdi,
ne edzra akaḍigbɛawo ḍo la, wòa-
do dzudzɔ.[g] 8 Eye ne Aron si
akaḍigbɛawo le fiẽ la, wòagado
dzudzɔ. Esia anye dzudzɔvɔsa le
Yehowa ƒe ŋku me, hena miaƒe
dzidzimeviwo tegbee. 9 Migatsɔ
dzudzɔḍonu [i]bubua ḍeke va edzi
o, migatsɔ numevɔsa alo nuḍu-
vɔsa va edzi o, eye migakɔ nu-
novɔsa hã ḍe edzi o. 10 Eye Aron
natsɔ nuvõ ŋuti vɔsalã. si enye
avulénu la, ƒe ʋu aḍe nuvõ ḍa le
eƒe [l]dzowo ŋu zi ḍeka le ƒe ḍeka
me. Zi ḍeka woaḍe nuvõ ḍa le
eŋu le ƒe ḍeka me, eye wòanye
ḍoḍo na miaƒe dzidzimeviwo; ela-
bena [n]nu kɔkɔetɔ wònye na Ye-
howa.

Gadzɔdzɔ de agbadɔ la ŋu.

11 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 12 Ne ètia Israel-viwo xlẽ
la, ekema amesiwo nètia la, naxe
ƒe ḍe woƒe agbe ta, bena dɔ vɔ̃-
ḍia ḍeke magaḍo wo dome, le
esi woxlẽ wo la ta o̩. 13 Ame-
siwo woxlẽ la dome ḍesiaḍe na-
dzɔ sekel kɔkɔe afãafã. Gera
blave enye sekel kɔkɔe ḍeka.
Sekel afãafã woadzɔ na Yehowa.
14 Amesiame, si wotia, eye wòxɔ
ƒe blave alo wu nenema la, na-
dzɔ nu na Yehowa. 15 Kesinɔtɔ
mana awu o, eye ame dahe maḍe
ḍeke le edzi o; sekel afãafã woa-
dzɔ na Yehowa ḍe woƒe agbe ta.
16 Eye nagblẽ ga, si Israel-viwo
na ḍe woƒe agbe ta la, ḍe Mawu
ƒe agbadɔ la ŋu, bena wòanye
ŋkuḍodzinu kple avulénu na Is-
rael-viwo le Yehowa ƒe ŋku me.

Akɔblitsileze.

17 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 18 Tsɔ akɔbli wɔ tsileze,
eye natsɔ akɔbli ke aḍo zɔ ḍe
egɔme; eye nadae ḍe Mawu ƒe
agbadɔ la kple vɔsamlekpui la
domee, eye nakɔ tsi ḍe eme.[f]
19 Eye Aron kple viaŋutsuawo
naklɔ woƒe asiwo kple afɔwo le
eme. 20 Ne wole Mawu ƒe agba-
dɔ la me yi ge la, woale tsi hafi,
bena womagaku o, alo ne wole
tete ge ḍe vɔsamlekpui la ŋu,
bena woado dzo asa vɔ na Yeho-
wa la. 21 Woaklɔ asiwo kple afɔ-
wo, bena womagaku o; eye wòa-
nye ḍoḍo na eya ŋutɔ kple eƒe
dzidzimeviwo tegbee.

Ami kɔkɔe la.

22 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 23 Tsɔ atike nyuitɔ, siwo
ʋẽna lilili, lifi lãhɛtɔ sekel alafa
atɔ̃, botsyo sekel alafa eve blaatɔ̃,
si nye gbãtɔ ƒe afã, gbekee sekel
alafa eve blaatɔ̃, 24 kotoklobo
sekel kɔkɔe alafa atɔ̃ kple dzomi
hin ḍeka; 25 eye natsɔ wo awɔ
ami kɔkɔe lae, abe alesi ami ʋe-
ʋẽe wɔlawo wɔnɛ ene; ami ʋe-
ʋẽe kɔkɔe wòanye.[i] 26 Eye na-
sii ḍe Mawu ƒe agbadɔ la kple
nubabladaka la, 27 kplɔ̃ la kple
eŋu nuwo, akaḍiti la kple eŋu nu-
wo, kple dzudzɔdovɔsamlekpui la,
28 numevɔsamlekpui la kple eŋu
nuwo kpakple tsileze la kple eƒe
zɔ ŋuti. 29 Wɔ wo kɔkɔe, bena

[a] kp. 10.
[b] 29, 7.
[d] 31, 29.
[e] kp. 6.
[f] 38, 8.
[g] kp. 1–6 kpɔ 35, 30–35; kp. 7–11 kpɔ 36, 11–19.
[h] Pis. L 7, 14.
[i] 37, 29.

woanye [a]nu kɔkɔetɔwo, nusianu,
si aka wo ŋuti la, azu kɔkɔe.
30 Eye nasi ami na Aron kple
viaŋutsuawo awɔ wo kɔkɔe, bena
woazu nunɔlawo asubɔm.[b] 31 Gblɔ
na Israel-viwo bena: Ami kɔkɔe
wòanye nam le miaƒe dzidzime-
viwo dome. 32 Womasii na ame
bubua ḍeke o, eye womawɔ etɔ-
gbe hã o, elabena nu kɔkɔe wò-
nye, eye nu kɔkɔe wòanye na mi.
33 Ne amea ḍe wɔ etɔgbe alo
wòna eƒe ḍe ame bubua ḍe la,
woatsrɔ̃e ḍa le eƒe dukɔ me viwo
dome.

Dzudzɔ ʋeʋẽe donu.

34 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Tsɔ atike, siwo ʋẽna lilili,
siwo nye: lifi lãhɛtɔ, fumebɔbɔgo
kple atimitsi ƒomevi vovovowo;
woaḍa wo katã sɔsɔe. 35 Eye na-
tsɔ wo awɔ dzudzɔ ʋeʋẽe donui;
natɔtɔ wo, abe alesi atike ʋeʋẽe
wɔlawo wɔnɛ ene; naḍe dze eme,
eme nadza, eye woabui kɔkɔe.[d]
36 Eye natu eƒe ḍe memee aḍa ḍe
nubabladaka la ŋgɔ le Mawu ƒe
agbadɔ la me,[e] afisi maḍe ḍokuinye
afia wò le; nu kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe
wòanye na mi. 37 Migawɔ dzudzɔ-
donu, si nawɔ la, tɔgbea ḍeke o,
ke boŋ miabui kɔkɔe na Yehowa.
38 Ne amea ḍe wɔ etɔgbe, be
yeaʋẽ ase la, woatsrɔ̃e ḍa le eƒe
dukɔ me viwo dome.

Bezaleel kple Oholiab tiatia.

31. [g]Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Kpɔ ḍa, metia Be-
zaleel, Uri viŋutsu, si enye Xur
ƒe tɔgbuiyɔvi tso Yuda-to la me,
3 eye metsɔ Mawu ƒe gbɔgbɔ, si
fia nunya, gɔmesese, sidzedze
kple adaŋu vovovowo wɔwɔ la,
de eme fũ,[h] 4 bena wòabu tame
anya alesi wowɔa sika, klosalo
kple akɔbli ŋu dɔe; 5 anya alesi
woadze kpe hena nuwo me dede,
eye wòanya alesi woadze ati
hena adaŋu vovovowo wɔwɔ. 6
Kpɔ ḍa, metsɔ Oholiab, Axisa-
mak viŋutsu tso Dan-to la me,
kpe ḍe eŋuti, eye metsɔ nu-
nya de amesiwo katã ƒe dzime
nunya le la, ƒe tame, bena woawɔ
nusiwo katã ƒe se meḍe na wò
la: 7 Mawu ƒe agbadɔ la, nuba-
bladaka kple nutsyɔnu, si le edzi
kpakple agbadɔ la ŋuti nuwo katã,

8 kplɔ̃ kple eŋu nuwo, sikakaɖiti
kple eŋu nuwo katã kpakple dzu-
dzɔdovɔsamlekpui la, 9 numevɔ-
samlekpui la kple eŋu nuwo katã,
tsileze la kple eƒe zɔ; 10 atsyɔ̃-
ɖowuawo kple nunɔla Aron ƒe awu
kɔkɔeawo kpakple viaŋutsuawo ƒe
awuwo, be woanye nunɔlawo asu-
bɔ; 11 ami sisi la kple atike ʋe-
ʋẽe, siwo nye dzudzɔdonuwo hena
kɔkɔeƒe la. Woawɔe tututu, abe
alesi mede se na wò ene.

Dzudzɔgbe ɖuɖu.

12 [d]Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 13 Gblɔ na Israel-viwo bena:
Miɖo ŋku nye dzudzɔgbeawo dzi!
Elabena dzesi wònye le mía kpli
mi kpakple miaƒe dzidzimeviwo
dome, ne mianyae bena, nye Ye-
howa enye amesi wɔ mi kɔkɔe.[e]
14 Miɖo ŋku dzudzɔgbe la dzi,
elabena nu kɔkɔe wònye na mi.
Amesi agblẽ kɔ ɖo nɛ la, woawui,
eye amesiame, si awɔ dɔ le edzi
la, woatsrɔ̃ eƒe agbe ɖa le eƒe dukɔ
me viwo dome.[h] 15 Ŋkeke ade
woawɔ dɔ, ke ŋkeke adrelia enye
dzudzɔgbe, ŋkeke kɔkɔe na Ye-
howa. Amesiame, si awɔ dɔ le
dzudzɔgbea dzi la, woawui. 16 Is-
rael-viwo naɖo ŋku dzudzɔgbe la
dzi, eye woadzra dzudzɔgbe la
ɖo, wòanye ɖoɖo na woƒe dzidzi-
meviwo tegbee. 17 Dzesi wònye
le mía kple Israel-viwo dome te-
gbee; elabena [k]ŋkeke ade Yehowa
wɔ dzi kple anyigba, ke edzudzɔ
eɖokui le ŋkeke adreagbe, eye
wògbɔ ɖe eme.

Kpe, si dzi woŋlɔ se ɖo.

18 Eye esi wòƒo nu kple Mose
le Sinai-toa dzi vɔ la, etsɔ [l]kpe
eveawo, siwo dzi sea le la nɛ,
kpe, siwo dzi Mawu ŋutɔ tsɔ eƒe
asibide ŋlɔ nui ɖo.

Sikanyivi la.

32. [o]Esi dukɔ la kpɔ bena,
Mose mele gbɔgbɔm tso toa
dzi o la, dukɔ la ƒo ƒu ɖe Aron
ŋu, eye wogblɔ nɛ bena: Netsɔ,
wɔ mawu na mí, si azɔ mía ŋgɔ;
elabena Mose, ŋutsu ma, si kplɔ
mí tso Egipte-nyigba dzi la, míe-
nya nusi gɔ̃ wɔe o. 2 Aron gblɔ
na wo bena: Miɖe sikatɔgɛ, siwo
le mia srɔ̃wo, mia viŋutsuwo kple
mia vinyɔnuwo ƒe towo, eye mi-
tsɔ wo vɛ nam. 3 Tete dukɔ
blibo la ɖe sikatogɛ, siwo le woƒe
towo, eye wotsɔ wo vɛ na Aron.
4 Eye wòxɔ wo le wo si, eye wò-
tsɔ pɛ wɔ nyivi ƒe nɔnɔme, eye
wòkɔe. Tete wogblɔ bena: Israel,
esia nye wò mawu, si kplɔ wò
tso Egipte-nyigba dzi.[a] 5 Esi Aron
kpɔe la, eɖi vɔsamlekpui ɖe eŋgɔ.
Eye Aron do kpo bena: Etsɔ enye
ŋkekenyuie na Yehowa! 6 Esi
woƒɔ ŋdi la, womè numevɔsawo,
eye wotsɔ akpedavɔsawo vɛ, eye
[b]dukɔ la bɔbɔ nɔ anyi, ɖu nu, eye
wono nu. Emegbe wotsi tre de
asi ƒefe me. 7 Tete Yehowa gblɔ
na Mose bena: Tso, ɖi yi; elabena
wò dukɔ, si nèkplɔ tso Egipte-
nyigba dzi la, wɔ nu gbegblẽ.
8 Wote ɖa enumake le mɔ, si
[f]meɖo na wo la dzi, wokɔ nyivi
na wo ɖokui, eye wode ta agu
nɛ hesa vɔ nɛ gblɔ[g] bena: Israel,
esia enye wò mawu, si kplɔ wò
tso Egipte-nyigba la dzi. 9 Eye
Yehowa gblɔ na Mose bena: Me-
kpɔ bena, dukɔ sia la dukɔ kɔ
lialiatɔ wònye. 10 Eyata na nye
dɔmedzoe nabi ɖe wo ŋu, be ma-
tsrɔ̃ wo, eye mawɔ wò natrɔ zu
dukɔ gãa ɖe.[i] 11 Ke Mose ƒo koko
na Yehowa, eƒe Mawu la, gblɔ
bena: Yehowa, nukaŋuti wò dɔ-
medzoe abi ɖe wò dukɔ, si nèkplɔ
tso Egipte-nyigba dzi kple ŋusẽ
gã kpakple asi sesẽ la ŋuti ma-
hã? 12 Nukaŋuti Egiptetɔwo agblɔ
bena: Dzɔgbevɔ̃e didi na wo ta
wòkplɔ woyii ɖo, bena wòawu wo
le towo domee, eye wòatsrɔ̃ wo
ɖa le anyigba ŋku me? Na wò dɔ-
me nafa, eye naɖe asi le vɔ̃, si
nèɖo ɖe wò dukɔ ŋuti la ŋu. 13 Ɖo
ŋku wò dɔla Abraham, Isak kple
Israel dzi, [n]amesiwo nèka atam
na, eye nègblɔ na wo bena: Mana
miaƒe dzidzimeviwo nasɔ gbɔ abe
dziƒoɣletiviwo ene, eye matsɔ
anyigba blibo sia, si ŋugbe medo
la, ana miaƒe dzidzimeviwo, bena
wòanye wo tɔ tegbee. 14 Eye Ye-
howa ɖe asi le vɔ̃, si wòɖo ɖe eƒe
dukɔ ŋuti la ŋu.

15 Eye Mose trɔ heɖi tso to la
dzi, eye kpe eve, siwo dzi woŋlɔ
seawo ɖo la, le esi; woŋlɔ nu ɖe
kpeawo ƒe axawo kple eve. 16 Ma-
wu ŋutɔe kpa kpeawo, eye Mawu
ŋutɔe ŋlɔ nuawo ɖe wo dzi.[p]
17 Esi Yosua se dukɔ la ƒe ɣli

a Ps. 106, 19. 20; Fia. I. 12, 28; Dɔ. 7, 41.
b Kor. I. 10, 7.
d kp. 12-17 kpɔ 35, 1—3.
e 20, 8.
f 20, 4. 23.
g kp. 4.
h Mo. IV. 15, 32—35.
i Mo. IV. 14, 11—20.
k Mo. I. 2, 2.
l 32, 15. 16; 34, 28; Mo. V. 4, 13; 5, 19; 9, 10; 10, 4.
n Mo. I. 22, 16. 17; 26, 4; 28, 14.
o kpɔ Mo. V. 9, 8—21.
p 31, 18.

la, egblɔ na Mose bena: Aʋaɣli
le ɖiɖim le asaɖa la me! 18 Eɖo
ŋu bena: Menye dziɖuɖuseye kple
aʋasiɣli sem mele o, ke boŋ ha-
dzidzi sem mele.

**Mose dọ dɔmedzoe ɖe dukɔ la ƒe nyivi subɔsubɔ ŋuti.**

19 Esi wote tu asaɖa la, eye
wòkpɔ nyivi la kple alesi wole
ɣe ɖumee la, dɔme ve Mose, eye
wòxlã kpe, siwo le esi la, ɖe anyi,
eye wogbã ɖe to la te. 20 Eye
wòxɔ nyivi, si wowɔ la, eye wò-
fiãe kple dzo hetui memee, eme-
gbe wòdee tsi me, eye wòna Is-
rael-viwo noe. 21 Eye Mose gblɔ
na Aron bena: Nuka dukɔ sia wɔ
wò, bena nèhe vɔ̃ gã sia va wo
dzi ale? 22 Aron ɖo ŋu bena:
Nye aƒetɔ, megado dɔmedzoe o;
wò ŋutɔ ènya dukɔ sia bena, ame
gbegblẽwo wonye. 23 Wogblɔ nam
bena: Wɔ mawu na mí, si azɔ
mia ŋgɔ; elabena Mose, ŋutsu ma,
si kplɔ mí tso Egipte-nyigba dzi
la, míenya nuka gɔ̃ wɔe o. 24 Me-
gblɔ na wo bena: Amesi ke si
sika le la, netsɔe vɛ nam. Tete
wotsɔe vɛ nam, eye medee dzo
me ko wòtrɔ zu nyivi.
25 Esi Mose kpɔ bena, dukɔ la
wɔ yakanu, elabena Aron ye do
lã wo, be woƒe futɔwo naɖu fewu
le wo ŋu la, 26 Mose tsi tre ɖe
asaɖa la ƒe agbo nu gblɔ bena:
Amesi ke le Yehowa dzi, neva
gbɔnye afi! Tete Lewi-viwo katã
ƒo ƒu va egbɔ. 27 Eye wògblɔ
na wo bena: Ale Yehowa Israel
ƒe Mawu la gblɔ esi: Ŋutsu sia
ŋutsu nesa eƒe yi ɖe ali; mige ɖe
asaɖa la me, tso afi yi afi, tso
agbo nu yi agbo nu, eye amesia-
me nawu nɔviaŋutsu, xɔlɔ̃via kple
eƒe ƒometɔwo. 28 Eye Lewi-viwo
wɔe ɖe Mose ƒe nya la nu, eye
anɔ ŋutsu akpe etɔ̃ ku le dukɔ
la dome gbemagbe. 29 Eye Mose
gblɔ bena: [h]Mitsɔ vɔsanu vɛ na
Yehowa, bena [i]yayra nava mia
dzi egbea; elabena ŋutsu sia ŋu-
tsu tsi tre ɖe viaŋutsu kple nɔ-
via ŋu.

**Mose ɖe kuku ɖe dukɔ la ta.**

30 Esi ŋu ke la, Mose gblɔ na
dukɔ la bena: Miewɔ nuvɔ̃ gã
ŋutɔ, eyata malia to la ayi Ye-
howa gbɔ, ɖewo mate ŋu alé avu
ɖe miaƒe nuvɔ̃wo ta mahĩ. 31 Eye

[a] Ps. 69, 29; Dan. 12, 1; Lu. 10, 20; Ro. 9, 3.
[b] 33, 2. 12. 14.
[d] 32, 13; Mo. I. 12, 7.
[e] 32, 34.
[f] 32, 9. 10.
[g] Yo. 3, 6.
[h] 28, 41.
[i] Mo. IV. 3, 6–10; Mo. V. 33, 8–11.
[k] 29, 42.

Mose gatrɔ yi Yehowa gbɔ, eye
wògblɔ bena: Ao, taflatse, dukɔ
sia wɔ nuvɔ̃ gã ŋutɔ, elabena wo-
tsɔ sika wɔ mawui na wo ɖokui.
32 Meɖe kuku, tsɔ woƒe nuvɔ̃wo
ke wo, ne menye nenem o la,
ekema ɖeko natutu nye hã nye
ŋkɔ ɖa le agbalẽ, si nèŋlɔ la me.[a]
33 Yehowa ɖo ŋu na Mose bena:
Amesi wɔ nuvɔ̃ ɖe ŋunye la, eya
ƒe ŋkɔ matutu ɖa le nye agbalẽ
me. 34 Heyi ko, eye nakplɔ dukɔ
la ayi teƒe, si megblɔ na wò la,
eye [b]nye dɔla adze ŋgɔwò. Gake
ne nye toheyi ɖo la, maxe woƒe
nuvɔ̃wo ŋuti ƒe na wo. 35 Eye
Yehowa he to na dukɔ la, elabena
wona Aron wɔ nyivi na wo.

**Mose gaɖe kuku ɖe dukɔ la ta.**

33. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Heyi, eye mia kple
dukɔ, si nèkplɔ tso Egipte-nyigba
dzi la, miadzo le afisia ayi anyi-
gba, si ŋu meka atam ɖo na [d]Abra-
ham, Isak kple Yakob gblɔ bena:
woƒe dzidzimeviwo matsɔe ana
la dzi! 2 Madɔ [e]dɔla ɖe ŋgɔwò,
bena wòanyã Kanaanitɔwo, Amo-
ritɔwo, Xititɔwo, Perizitɔwo, Xi-
witɔwo kple Yebusitɔwo, 3 akplɔ
mi ayi anyigba, si dzi notsi kple
anyitsi bɔ ɖo la dzi. Nyemanɔ
mia dome ayi kpli mi o, elabena
[f]dukɔ kɔ lialiatɔwo mienye, ne
nyemagatsrɔ̃ mi le mɔ dzi o. 4 Esi
dukɔ la se ŋɔdzinya sia la, woɖe
asi konyifafa me, eye amea ɖe-
ke megaɖo atsyɔ̃ o. 5 Eye Ye-
howa gblɔ na Mose bena: Gblɔ
na Israel-viwo be: Dukɔ kɔ lia-
liatɔwo mienye, ne manɔ mia do-
me ayi kpli mi aɖabaƒoƒo ɖeka
pɛ hã la, matsrɔ̃ mi. Eyata miɖe
miaƒe atsyɔ̃ɖonuwo ɖi, eya ko hafi
manya, nusi mawɔ na mi. 6 Tete
Israel-viwo ɖe woƒe atsyɔ̃ɖonu-
wo ɖi tso Xoreb-to la gbɔ.[g]
7 Eye Mose tsɔ agbadɔ la tu
ɖe asaɖa la godo le adzɔge, eye
wòyɔe be Mawu ƒe agbadɔ.[k] Ame-
siame, si di be, yeabia nu Yehowa
la, doa go va Mawu ƒe agbadɔ,
si le asaɖa godo la gbɔ. 8 Eye
ne Mose yina ɖe agbadɔ la gbɔ
la, dukɔ blibo la tsia tre, eye
amesiame nɔa eƒe agbadɔ nu he-
nɔa Mose yome kpɔm ɖa, vaseɖe
esime wòɖoa agbadɔ la gbɔ. 9 Ne

Mose yi ɖe agbadɔ la me la, [a]ali-
likpo dodoa ɖe ɖina va nɔa agba-
dɔ la nu, eye wòfoa nu kple Mose.
10 Eye ne dukɔ blibo la kpɔ ali-
likpo dodo la le agbadɔa nu la,
dukɔ la katã tsia tre, eye ame-
siame dea ta agu ɖe eƒe agbadɔ
nu. 11 Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose [d]ŋku me kple ŋku me, abe
alesi ame kple xɔlɔ̃a ƒoa nui ene;
emegbe egatrɔna yia asaɖa la me.
Ke eƒe kpeɖeŋutɔ Yosua, Nun vi,
amesi nye eƒe subɔla la, medzɔna
le agbadɔ la me o.
12 Eye Mose gblɔ na Yehowa
bena: Kpɔ ɖa, wòe gblɔ nam be-
na: kplɔ dukɔ sia; gake mèna
menya [f]amesi nèdɔ kpe ɖe ŋunye
o, wònye ègblɔ bena: menya wò
kple wò ŋkɔ, eye meve nuwò
hafi. 13 Ne èvε nunye vavã la,
ekema na [g]manya wò mɔwo, eye
madze si wò be, ève nunye. Kpɔ
ɖa, ameha siawo nye wò dukɔ la.
14 Eɖo ŋu bena: Nye ŋutɔ manɔ
me akplɔ mi ayi afisi miagbɔ ɖe
eme le la? 15 Exɔ dzi nε bena:
Ne wò ŋutɔ mànɔ me o la, eke-
ma megakplɔ mi tso afisia yii o.
16 Eye nuka gɔ̃ woatsɔ adze sii
bena, ève mía kple wò dukɔ la
nu, ne mèyi kpli mí, [k]bena woadze
sii be, wòe tia mía kple wò dukɔ la
le anyigba dzi dukɔwo katã dome
oa? 17 Yehowa ɖo ŋu na Mose
bena: Mawɔ nya, si nègblɔ la hã
dzi, elabena meve nuwò, eye [l]me-
nya wò kple wò ŋkɔ.

Mose di bena, yeakpɔ Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe.

18 Eɖo ŋu bena: Meɖe kuku,
na makpɔ wò ŋutikɔkɔe la! 19 Exɔ
dzi bena: Mana nye atsyɔ̃ɖoɖo
blibo la nato ŋkuwò me ayi, eye
maɖe gbe ƒã Yehowa ƒe ŋkɔ le
ŋgɔwò. Amesi nu medi be, mave
la, eya nu mave, eye [o]amesi ke
medi be, makpɔ nublanui na la,
eya makpɔ nublanui na. 20 Eye
wògagblɔ bena: Màte ŋu akpɔ
nye ŋku me o, [p]elabena amea ɖeke
makpɔm aganɔ agbe o. 21 Eye
Yehowa gblɔ bena: Kpɔ ɖa, teƒea
ɖe le gbɔnye, va tsi tre ɖe agakpe
la dzi.[r] 22 Ne nye ŋutikɔkɔe [s]tso
me yina la, ekema maɣla wò ɖe
agakpe la to me, eye matsɔ nye
[t]asi abu dziwò, vaseɖe esime ma-
tso me ayi. 23 Ne meɖe nye asi
le dziwò la, ekema àkpɔ yonye-

[a] 13, 21.
[b] 32, 13.
[d] kp. 20; Mo. IV. 12, 8; Mo. V. 34, 10.
[e] 19, 12. 13.
[f] kp. 2–5.
[g] Ps. 103. 7.
[h] 38. 19.
[i] Mo. IV. 14, 18; Ps. 103, 8; Yoh. 1. 4, 16.
[k] Mo. V. 4, 6–8.
[l] kp. 12; Tim. II. 2, 19.
[n] 20, 5. 6.
[o] Ro. 9. 15.
[p] Mo. I. 32, 31; Yes. 6, 5; Tim. I. 6. 16.
[r] Fia. I. 19, 8 v. 13.
[s] 34, 5. 6.
[t] 24, 11.

me da; gake nye ŋku me la, amea
ɖeke makpɔe akpɔ o.

Mose nakpa kpe yeye eve.

34. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Kpa kpe eve nyuie
abe gbãtɔwo ene, eye maŋlɔ kpe
gbãtɔ, siwo [b]nègbã la, ƒe nyawo
ɖe wo dzi. 2 Dzra ɖo vaseɖe
etsɔ, eye etsɔ ŋdi la nalia Sinai-
to la, eye nanɔ dzɔyem le to la
tame. 3 Amea ɖeke malia to la
kpli wò o, eye womakpɔ amea
ɖeke le to blibo la dzi o; alẽwo
kple nyiwo hã maɖu gbe le to
sia gbɔ o.[c] 4 Eye Mose kpa kpe
eve nyuie abe gbãtɔwo ene, eye
wòfɔ ŋdi kanya helia Sinai-to la,
abe alesi Yehowa de se nε ene,
eye wòtsɔ kpe eveawo ɖe asi.

Yehowa va to Mose ŋuti yi.

5 Eye Yehowa ɖi va le alilikpo
me, eye wòtsi tre ɖe egbɔ le afi-
ma, eye [h]wòɖe gbe ƒã Yehowa ƒe
ŋkɔ. 6 Eye Yehowa va to eŋuti
yi heɖe gbe ƒã bena: Yehowa, Ye-
howa, nublanuikpɔla kple amenu-
ve Mawu, amesi gbɔa dzi ble-
wu, eye eƒe amenuveve kple nu-
teƒewɔwɔ sɔ gbɔ,[i] 7 amesi dzra
amenuveve ɖo na ame akpe na-
newo, eye wòtsɔa vodada, dzidada
kple nuvɔ̃ kena; ke megbea to-
hehe o, boŋ etua fofowo ƒe voda-
dawo ŋuti fe na viwo kple wo
viwo ƒe viwo, vaseɖe dzidzime etɔ̃-
lia kple enelia dzi.[n] 8 Tete Mose
wɔ kaba tsyɔ mo anyi, eye wòdo
gbe ɖa 9 gblɔ bena: Aƒetɔ, ne
ève nunye la, ekema meɖe kuku
be, Aƒetɔ ŋutɔ nanɔ mía dome
ayi: elabena dukɔ kɔ lialiatɔ wò-
nye, eyata tsɔ miaƒe vodadawo
kple nuvɔ̃wo ke mi, eye naxɔ mí
awɔ towòe.

Yehowa na se ewo Israel-dukɔ.

10 Eɖo ŋu bena: Kpɔ ɖa, me-
bla nu kpli wò le wò dukɔ blibo
la ŋku me, eye mawɔ nukunu, siwo
womewɔ le anyigba blibo la dzi
kple dukɔwo katã dome kpɔ o la:
eye dukɔ blibo, si dome nèle la,
akpɔ Yehowa ƒe nukunuwo, ela-
bena nusi mawɔ kpli wò la, adzi
ŋɔ. 11 Dzra se, siwo made na
wò egbe la ɖo. Kpɔ ɖa, manyã
Amoritɔwo, Kanaanitɔwo, Xititɔ-
wo, Perizitɔwo, Xiwitɔwo kple
Yebusitɔwo le ŋgɔwò. 12 Kpɔ

nyuie, bena màgabla nu kple anyi-
gbadzito, siwo gbo nava la o,
be womagano mia dome atro zu
mɔ̃ na mi o.[b] 13 Ke boŋ mimu
wofe vosamlekpuiwo, migbã wofe
legbawo, eye milã wofe Asera-
tiwo fu anyi.[e] 14 Megade ta agu
na mawu bubuwo o, elabena Ye-
howa enye ŋuʋãla, efe ŋkɔe nye
Mawu ŋuʋãla.[g] 15 Megabla nu
kple anyigbadzitɔwo gbeḍegbeḍe
o; elabena ne wole wofe mawu-
nuwo wɔm, eye wosa vɔ na wofe
mawuwo la, ekema woayɔ wò, be
nava ḍu wofe vɔsanuawo, 16 eye
naḍe wofe vinyɔnuwo na viwò-
ŋutsuwo; eye ne wofe vinyɔnuwo
le wofe mawunuwo wɔm la, eke-
ma woana be, viwòŋutsuwo hã
nasubɔ wofe mawuwo.[i] 17 Mega-
kɔ mawu na ḍokuiwò o![k]

18 [l]Ɖo ŋku abolo-maʋamaʋã-
ŋkekenyuie la dzi. Ŋkeke adre
soŋ naḍu abolo maʋamaʋã le nu-
ŋeɣleti fe ŋkeke, si woḍo la dzi,
abe alesi mede se na wò ene;
elabena nuŋeɣleti la dzi nèʋu tso
Egipte. 19 Nusianu, si aʋu ḍɔnu
na dada la, tɔnyee; lãwo fe ŋgɔ-
gbevi, siwo nye atsu, eḍanye nyi
alo alẽ o, tɔnyee. 20 Ke natsɔ
alẽ àḍuḍɔ tedzi fe ŋgɔgbevii, ne
mèḍuḍɔe o la, naŋe kɔ nɛ. Ɖuḍɔ
wò ŋgɔgbeviŋutsuwo katã ta. Wo-
mava ŋkunye me asi gbɔlo o.[o]
21 Ŋkeke ade nawɔ dɔ, ke na-
dzudzɔ le ŋkeke adreagbe; eḍa-
nye agbleŋlɔɣi alo nuŋeɣi o, dzu-
dzɔ ḍokuiwò. 22 Ɖu kwasiḍawo
fe ŋkekenyuie, si enye lu gbãtɔ-
wo ŋeŋe fe ŋkekenyuie la; eme-
gbe naḍu avaḍoḍoŋkekenyuie le
fe la fe nuwuwu. 23 Wò ŋutsu-
wo katã nava Afetɔ Yehowa, Is-
rael fe Mawu la, ŋku me zi etɔ̃ le
fe ḍeka me. 24 Manyã dukɔwo
le ŋgɔwò, eye makeke wò lifowo
ḍe nu; ke ne èyi Yehowa wò Ma-
wu fe ŋku me zi etɔ̃ le fe ḍeka
me la, wò anyigba madzro amea
ḍeke o. 25 Megatsɔ nye vɔsalã
fe ʋu sa vɔe le afisi amɔwɔ ʋa-
ʋã le o, eye megagblẽ ŋutitotɔ-
ŋkekenyuie fe vɔsalã ḍi ŋu nake
ḍe edzi o. 26 Wò agblemenu gbã-
tɔ, siwo nèfã la, natsɔ ava Yehowa,
wò Mawu fe me. Megaḍa gbɔ̃vi
le dada fe notsi me o. 27 Eye
Yehowa gblɔ na Mose bena:

a 24, 4.
b 23, 32. 33.
d 24, 18; Mat. 4, 2.
e 23, 24.
f 31, 18.
g 20, 3. 5.
h Kor. II. 3, 7 v. 18.
i Mo. V. 7, 3; Wɔn. 3, 6; Fia. I. 11, 2.
k 20, 23.
l kp. 18-26 kpɔ 23, 14–19.
n 33, 8. 9.
o 13, 12–16.
p 20, 8–11; 31, 12–17.
r 25, 2.

[a]Ŋlɔ nya siawo ḍi; elabena nya
siawo dzi mebla nu kpli wò kpa-
kple Israel-viwo ḍo. 28 Eye wònɔ
Yehowa gbɔ afima [d]ŋkeke blane
kple zã blane soŋ, abolo maḍu-
maḍu kple tsi manomanoe. Eye
wòŋlɔ [f]nubabla fe nya ewoawo
ḍe kpeawo dzi.

Mose fe mo klẽ.

29 Esi Mose ḍi tso Sinai-toa dzi
la, kpe eveawo, siwo dzi sea le
la, le esi. Esi Mose ḍi tso toa
dzi la, menyae bena, esi wòfo nu
kple ye la, yefe mo de asi keklẽ
me o. 30 Eye esi Aron kple Is-
rael-viwo katã kpɔ bena, Mose fe
mo le keklẽm la, wole vɔvɔ̃m na
tete ḍe eŋu.[h] 31 Tete Mose yɔ wo
ḍa, eye Aron kple ameha la fe
amegãwo katã gatrɔ va egbɔ, eye
Mose fo nu kple wo. 32 Emegbe
Israel-viwo katã te va, eye wòḍe
se, siwo katã Yehowa gblɔ nɛ le
Sinai-toa dzi la, na wo. 33 Esi
Mose fo nu kpli wo vɔ la, etsɔ
nu tsyɔ ŋku me. 34 Eye ne Mose
[n]yi Yehowa fe ŋku me, be wòafo
nu kplii la, eḍea nu la le ŋku me,
vaseḍe esime wòḍoa go; eye ne
eḍo go la, egblɔa se, siwo wode
nɛ la, na Israel-viwo. 35 Ke ne
Israel-viwo kpɔ Mose fe mo wòle
keklẽm la, Mose gatsyɔa nu ŋku
me, vaseḍe esime wòagayi nu fo
ge kplii.

Dzudzɔgbe la.

**35.** Eye Mose fo Israel-viwo fe
ha blibo la nu fu, eye wò-
gblɔ na wo bena: Esiawo nye se,
siwo Yehowa de, be miawɔ la.[p]
2 Ŋkeke ade miawɔ dɔ, ke mia-
bu ŋkeke adrelia kɔkɔe, dzudzɔ-
gbee wònye na Yehowa, amesia-
me, si awɔ dɔ le edzi la, woawui.
3 Migado dzo ḍe miafe afea ḍeke
me le dzudzɔgbe la dzi o.

Nudzɔdzɔ faa hena agbaḍɔ la tutu.

4 Eye Mose gblɔ na Israel-viwo
fe ha blibo la bena: Ale Yehowa
de se gblɔ enye si: 5 [r]Midzɔ nu-
siwo le mia si la na Yehowa.
Amesiame, si lɔ̃ tso dzime faa la,
nadzɔ nu na Yehowa: sika, klo-
salo kple akɔbli; 6 aḍabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ fe ka, ka dzẽ, ḍeti ɣi
kple gbɔ̃fuwo; 7 agbogbalẽ, si
wode ama dzĩ, nyogbalẽ kple
xè; 8 akaḍimemi, ami ʋeʋẽe si-
sia kple dzudzɔdotike ʋeʋẽwo,

9 soham-kpe kple kpe xɔasiwo,
bena woatsɔ aɖo kɔmewu kple
akɔtaɖonu la ŋu. 10 Eye mia do-
metɔ, siwo ƒe tagbɔ adaŋu le la,
nava awɔ nusiwo katã Yehowa ɖi
la.[a] 11 Woawo nye: nɔƒe la kple
eƒe agbadɔ, etamegbanu, eŋu ga-
nuviawo, eƒe ʋuƒowo, eƒe ʋɔme-
detiwo, eƒe sɔtiwo kple woƒe afɔ-
wo; 12 aɖaka la kple eŋu kpoawo,
nutsyɔnu la kple xɔmetsovɔ la;
13 kplɔ̃ la kple eŋu kpoawo kpa-
kple eŋu nuwo katã kple ŋkume-
ɖobolo la; 14 akaɖiti la, eŋu nuwo
kple akaɖigbɛawo kpakple ami
hena akaɖi la; 15 dzudzɔdovɔsa-
mlekpui la kple eŋu kpoawo, ami
sisi la kple dzudzɔdotike ʋeʋẽe
kpakple agbadɔnuvɔ; 16 nume-
vɔsamlekpui la kple eŋu dzrala, si
wotsɔ akɔbli wɔe, eŋu kpoawo kple
eŋu nuwo katã, tsileze la kple eƒe
zɔ; 17 kpɔ ŋuti vɔwo, kpɔtiawo
kple woƒe afɔwo, kple agbonuvɔ,
18 agbadɔ ŋu tsyotiwo kple kpɔ
ŋu tsyotiwo kpakple woƒe atagbia-
wo; 19 atsyɔ̃ɖowuawo, bena woa-
tsɔ asubɔ le kɔkɔeƒe, kple nunɔla
Aron ƒe awu kɔkɔe susɔeawo
kpakple viaŋutsuwo ƒe awuawo,
bena woazu nunɔlawo asubɔm.
20 Emegbe Israel-viwo ƒe ha
blibo la dzo le Mose gbɔ. 21 Eye
amesiame, si [d]wòdzɔ dzi na, eye
wòlɔ̃ kple dzi faa la, va dzɔ nu na
Yehowa, bena woatsɔ awɔ Mawu
ƒe agbadɔ la kple eŋu dɔwo katã
kpakple awu kɔkɔeawoe. 22 Ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo siaa, amesia-
me, si lɔ̃ tso dzime faa la, tsɔ
alɔnugawo, togɛwo, asigɛwo, si-
kakɔdzonuwo kple sikatsyɔ̃nu vo-
vovowo vɛ. Eye amesiame tsɔ
sika wɔ adzɔgbeɖenui na Yehowa.
23 Amesiame tsɔ nusi le esi la
vɛ: aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka,
ka dzẽ, ɖeti ɣi, gbɔ̃fuwo, agbo-
gbalẽ, si wode ama dzĩe kple nyo-
gbalẽ. 24 Amesiame, si di be,
yeana klosalo kple akɔbli la, dzɔ
wo na Yehowa, eye amesiame, si
si xé le la, tsɔe vɛ hena dɔ vovo-
voawo wɔwɔ. 25 Nyɔnu, siwo nya
ɖetitetre, tsɔ asi tre aɖabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ɖeti dzẽ kple ɖeti
ɣi hetsɔ vɛ. 26 Nyɔnu, siwo katã
aɖaŋu le tagbɔ na la, tre gbɔ̃fuwo.
27 Amegãwo tsɔ soham-kpe kple
kpe xɔasiwo vɛ, bena woatsɔ aɖo

[a] kp. 11-19 kpɔ 31, 7–11.
[b] kp. 30-35 kpɔ 31, 1–6.
[d] 3ƒ, 3; Kron. I. 29, 5. 9; Kor. II. 9, 7.

kɔmewu kple akɔtaɖonu la ŋu;
28 akaɖimemi, ami ʋeʋẽe sisia
kple dzudzɔdotike ʋeʋẽe. 29 Eye
Israel-viwo, ŋutsuwo kple nyɔnu-
wo siaa, amesiwo lɔ̃ kple dzi faa la,
tsɔ nunanawo vɛ na Yehowa, bena
woatsɔ awɔ dɔ, si Yehowa de se
na Mose, be wòawɔ la.

Aɖaŋuwɔlawo yɔyɔ.

30 [b]Eye Mose gblɔ na Israel-
viwo bena: Mikpɔ ɖa, Yehowa
tia Bezaleel, Uri viŋutsu, si enye
Xur ƒe tɔgbuiyɔvi tso Yuda-to la
me, 31 eye wòtsɔ Mawu ƒe gbɔ-
gbɔ, si fia nunya, gɔmesese, sidze-
dze kple aɖaŋu vovovowo wɔwɔ
la, de eme fũ, 32 bena wòabu tame
anya, alesi wowɔa sika, klosalo
kple akɔbli ŋu dɔe; 33 anya, alesi
woadze kpe hena nuwo me dede,
eye wòanya, alesi woadze ati hena
aɖaŋu vovovowo wɔwɔ. 34 Eye
wòde nunya tame na eya kpakple
Oholiab, Axisamak ƒe viŋutsu tso
Dan-to la me, bena woate ŋu afia
nu. 35 Etsɔ aɖaŋu de woƒe tame
fũ, bena woate ŋu abu tame awɔ dɔ
ƒomevi vovovowoe, woanya alesi
woakpa aɖaŋunu vovovowoe,
alesi woalɔ̃ aɖaŋuvɔe, eye woa-
nya alesi woatsɔ aɖabɛ blɔtɔ kple
dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ kple ɖeti ɣi
alɔ̃ avɔ ƒomevi vovovowoe.

Dukɔ la na nu faa.

36. Ale Bezaleel kple Oholiab
kpakple ŋutsu, siwo ƒe ta-
gbɔ aɖaŋu le, amesiwo me Yeho-
wa de nunya kple gɔmesesee,
bena woate ŋu anya, alesi woawɔ
kɔkɔeƒe la ŋu dɔwo katã la, nawɔ
nusiwo katã Yehowa gblɔ la. 2
Eye Mose yɔ Bezaleel kple Oho-
liab kpakple aɖaŋutɔ, siwo katã
ƒe tagbɔ Yehowa de nunyae, ame-
siwo katã woƒe dzi dɔ, bena woava
awɔ dɔ la. 3 Eye woxɔ nudzɔ-
dzɔ, siwo katã Israel-viwo na,
bena woatsɔ awɔ kɔkɔeƒe la ŋu
dɔwoe la, le Mose si. Ke woga-
nɔa nunanawo tsɔm vɛ nɛ le wo
ɖokui si ŋdi sia ŋdi. 4 Eye aɖa-
ŋutɔ, siwo katã le kɔkɔeƒe la ŋu
dɔwo wɔm la, dome amesiame tso
le eƒe dɔ, si wɔm wòle la gbɔ.
5 eye wogblɔ na Mose bena: Dukɔ
la na nu gede wu alesi dɔ, si
Yehowa gblɔ be, woawɔ la, bia.
6 Tete Mose na wodo kpo le

asaḍa la me be: Eḍanye ŋutsu
alo nyɔnu o, amea ḍeke megadzɔ
nu hena kɔkɔeƒe la ŋu dɔwɔwɔ o!
Ale dukɔ la dzudzɔ nunanawo
tsɔtsɔ vɛ. 7 Elabena nuawo sɔ
gbɔ na dɔ blibo la wɔwɔ; wode
gbɔ dzi gɔ̃ hã.

Agbadɔ la ƒe kɔkɔeƒe tutu.

8 ᵃEye amesiwo katã ƒe tagbɔ
aḍaŋu le, le kɔkɔeƒe la ƒe dɔwɔ-
lawo dome la, tsɔ kuntru ewo wɔ
nɔƒe la, eye wòna aḍaŋuvɔlɔ̃lawo
tsɔ ḍeti ɣi dada, aḍabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ka kpakple ka dzẽ
lɔ̃e, eye wowɔ Kerubiwo ḍe wo
me. 9 Kuntru ḍeka ƒe didime le
abɔklugui blave vɔ enyi, eye eƒe
kekeme le abɔklugui ene; dzidzɛ-
me ḍeka li na kuntruawo katã.
10 Ekpe kuntru atɔ̃ ḍe wo nɔewo
nu, eye wògakpe kuntru atɔ̃ hã
ḍe wo nɔewo nu. 11 Eye wòtɔ
aḍabɛ blɔtɔ ƒe ka kpukpuiwo ḍe
kuntru kpekpea ƒe to ḍeka; ne-
nema ke wòtɔe ḍe kuntru kpekpe
evelia ƒe to evelia hã. 12 Etɔ ka
kpukpui blaatɔ̃ ḍe kuntru ḍeka
to, eye wòtɔ ka kpukpui blaatɔ̃
hã ḍe kuntru kpekpe evelia to;
ka kpukpuiawo le sɔsɔ ḍeka me.
13 Etsɔ sika tu ganuvi blaatɔ̃,
eye wòtsɔ ganuviawo kpe kun-
truawo ḍekae, ale wòzu nɔƒe blibo.
14 Emegbe wòtsɔ gbɔ̃fu lɔ̃ kun-
tru wuiḍekɛ, bena woatsɔ agba
nɔƒe la tame. 15 Kuntru ḍeka ƒe
didime le abɔklugui blaetɔ̃, eye
eƒe kekeme le abɔklugui ene;
dzidzeme ḍeka li na kuntru wui-
ḍekɛawo katã. 16 Ekpe kuntru
atɔ̃ vovo, eye wòkpe kuntru ade
hã vovo. 17 Eye wòtɔ ka kpu-
kpui blaatɔ̃ ḍe kuntru kpekpea
ƒe to ḍeka, eye wògatɔ ka kpu-
kpui blaatɔ̃ ḍe kuntru kpekpe
evelia ƒe to ḍeka. 18 Etsɔ akɔbli
tu ganuvi blaatɔ̃ hetsɔ kpe agba-
dɔkuntruawo wozu ḍeka. 19 Ewɔ
agbogbalẽ, si wode ama dzĩ la
hã hegba edzi, emegbe wòtsɔ
nyogbalẽ gba edzi.
20 ᵉEye wòtsɔ xè dze ʋuƒo,
siwo woatu na nɔƒe la. 21 Ʋuƒo
ḍeka didi abɔklugui ewo, eye wò-
keke abɔklugui ḍeka kple afã.
22 Eye wòɣrɔ ʋuƒo ḍeka gɔme
wòdze eve, bena wòate ŋu ali ḍe
anyi. Alea wòɣrɔ nɔƒe la ƒe ʋu-
ƒowo katã gɔmee. 23 Eye wòdze
ʋuƒowo hena nɔƒe la: Ʋuƒo blave
le dziehe gome. 24 Eye wòtsɔ klo-
salo wɔ afɔ blane ḍe ʋuƒo bla-
veawo gɔme; afɔ eveve le ʋuƒo
ḍesiaḍe ƒe nu eveawo gɔme. 25
Eye wòdze ʋuƒo blave hena nɔƒe
la ƒe axa evelia, si le anyiehe
gome, 26 eye wòtsɔ klosalo wɔ
afɔ blane ḍe wo ŋu; afɔ eveve
le ʋuƒo ḍeka gɔme. 27 Eye wòdze
ʋuƒo ade hena nɔƒe la ƒe akpa,
si le ɣetoḍoƒe gome. 28 Eye wò-
dze ʋuƒo eve hena nɔƒe la ƒe
dzogoe, siwo le ɣetoḍoƒe gome.
29 Eye wo gɔme kple wo tame
kpe ḍe ʋuƒoawo ŋu, bena asigɛ
ḍeka nanɔ wo ŋu. Alea wòwɔ wo
ame eve la ḍe dzogoe eveawo
dzi. 30 Wo katã le ʋuƒo enyi,
siwo gɔme klosalofɔ wuiade le;
afɔ eveve le ʋuƒo ḍeka gɔme.
31 ᵇEtsɔ xè kpa gameti atɔ̃ ḍe
ʋuƒo, siwo le nɔƒe la ƒe axa ḍeka
la ŋu; 32 gameti atɔ̃ ḍe ʋuƒo, siwo
le nɔƒe la ƒe axa evelia ŋu, kpa-
kple gameti atɔ̃ ḍe ʋuƒo, siwo le
nɔƒe la megbe le ɣetoḍoƒe gome
la ŋu. 33 Eye wòwɔ gameti do-
metɔ wòto ʋuƒoawo titina, tso go
ḍeka me vaseḍe go keme me.
34 Efa sika ḍe ʋuƒoawo ŋu, eye
wòtsɔ sika tu wo ŋu sigɛ, siwo me
woaƒo gametiawo ḍo; eye wòfa
sika ḍe gametiawo ŋu.
35 ᵈEna aḍaŋuvɔlɔ̃lawo tsɔ aḍa-
bɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ
kple ḍeti ɣi dada lɔ̃ xɔmetsovɔ
la, eye wowɔ Kerubiwo ḍe eme.
36 Eye wòtsɔ xè kpa sɔti ene ḍe
eŋu, eye wòfa sika ḍe wo ŋu;
wo ŋu gatagbadzɛawo nye sika,
eye wòkɔ klosalofɔ ene ḍe wo
gɔme. 37 Eye wòna avɔlɔ̃lawo tsɔ
aḍabɛ blɔtɔ kple dzẽtɔ ƒe ka, ka
dzẽ kple ḍeti ɣi dada lɔ̃ avɔ,
bena woatsɔ atu agbadɔ la nu.
38 Ewɔ sɔti atɔ̃ kple wo ŋu gata-
gbadzɛawo ḍe eŋu, eye wòfa sika
ḍe wo tame kple woƒe heletiwo
ŋu, eye wòtsɔ akɔbli wɔ afɔ atɔ̃
ḍe wo gɔme.

Agbadɔ la ƒe kɔkɔeƒe me nuwo.

**37.** ᶠEye Bezaleel tsɔ xè kpa
aḍaka la, edidi abɔklugui
eve kple afã, ekeke abɔklugui ḍeka
kple afã, eye wòkɔ abɔklugui ḍeka
kple afã. 2 Efa sika nyuitɔ ḍe
eme kple ekɔgo, eye wòtsɔ sika

ᵃ kp. 8—19 kpɔ 26, 1—14.
ᵇ kp. 31-34 kpɔ 26, 26—30.
ᵈ kp. 35-38 kpɔ 26, 31—37.
ᵉ kp. 20-30 kpɔ 26, 15—25.
ᶠ kp. 1—9 kpɔ 25, 10—22.

do atsiã ḍe eŋu godoo va kpe.
3 Eye wòkɔ sikasigɛ ene hena
eʃe dzogoe eneawo; asigɛ eve le
axa ḍeka, eye asigɛ eve hã le
axa evelia. 4 Emegbe wòtsɔ xé
kpa kpowo, eye wòfa sika ḍe wo
ŋu; 5 eye wòtsɔ kpoawo ʃo ḍe
asigɛawo me le aḍaka la ʃe axa-
wo dzi, bena woate ŋu akɔ aḍaka
la. 6 Eyome wòtsɔ sika nyuitɔ
wɔ nutsyɔnu la, edidi abɔklugui
eve kple afã, eye wòkeke abɔ-
klugui ḍeka kple afã. 7 Eye wò-
tsɔ sika tu Kerubi eve ḍe nutsyɔnu
la ʃe go eveawo dzi. 8 Kerubi ḍeka
le go si dzi, eye Kerubi evelia
le go keme dzi; ale Kerubiawo
le nutsyɔnu la ʃe go eveawo dzi.
9 Kerubiawo klẽ aʋala ḍo ta dzi,
eye woʃe aʋalawo bi ḍe nutsyɔnu
la dzi; wodze ŋgɔ wo nɔewo, eye
wode mo to ḍe nutsyɔnu la dzi.
10 [b]Eye wòtsɔ xé kpa kplɔ̃ la;
edidi abɔklugui eve, keke abɔ-
klugui ḍeka, eye wòkɔ abɔklu-
gui ḍeka kple afã. 11 Efa sika
nyuitɔ ḍe eŋu, eye wòtsɔ sika
do atsiã ḍe eŋu va kpe. 12 Eḍo
to nɛ kpe ḍo, si kɔ asi ḍeka, eye
wòtsɔ sika do atsiã ḍe to la ŋu
kpe ḍo. 13 Eye wòtsɔ sika kɔ
asigɛ ene, eye wòklã asigɛawo ḍe
eʃe afɔ eneawo ʃe axa eneawo
dzi. 14 Asigɛawo te ḍe to la ŋu,
bena woaʃo kpo ḍe wo me akɔ
kplɔ̃ lae. 15 Eye wòtsɔ xé kpa
kpoawo, eye wòfa sika ḍe wo ŋu,
bena woatsɔ wo akɔ kplɔ̃ lae.
16 Eye wòtsɔ sika nyuitɔ wɔ
nusiwo kpe ḍe kplɔ̃ la ŋu, siwo
nye: agbawo, nutɔgbawo, trewo
kple goewo, siwo woatsɔ aʃo nu-
novɔsa ḍi.
17 [f]Eyome wòtsɔ sika nyuitɔ
wɔ akaḍiti la; etu akaḍiti la, eʃe
afɔ kple ati la, eye wòwɔ kɔwo,
seʃoʃowo kple wo tamekukuwo
ḍe eŋu. 18 Alɔ ade le akaḍiti la
ʃe axawo kple eve dzi; alɔ etɔ̃
le eʃe axa ḍeka, eye alɔ etɔ̃ le
eʃe axa evelia. 19 Seʃoʃo etɔ̃ kple
wo tamekukuwo le alɔ ḍeka ŋuti,
eye seʃoʃo etɔ̃ kple wo tameku-
kuwo le alɔ evelia ŋuti; alea wole
alɔ ade, siwo le akaḍitia ŋu la
ŋuti kpe ḍoe. 20 Seʃoʃo ene kple
wo tamekukuwo le atia ŋutɔ ŋuti.
21 Alɔ ade le ati la ŋu, eye kɔ
ḍeka le alɔ eveve ʃe kpeʃe. 22 Kɔa-
wo kple alɔawo wɔ ḍeka ḍe eŋu;
sika nyuitɔ wotsɔ tu akaḍiti la
blibo. 23 Emegbe wòtsɔ sika
nyuitɔ wɔ akaḍigbɛ adre, ḍovu-
lãnuwo kple ganu suewo kpe ḍe
eŋu. 24 Sika nyuitɔ talento ḍeka
wòtsɔ wɔe kple eŋu nuwo katã.
25 [a]Eye wòtsɔ xé kpa dzudzɔ-
dovɔsamlekpui; edidi abɔklugui
ḍeka, eye wòkeke abɔklugui ḍeka,
dzogoe ene me wòle, eye wòkɔ
abɔklugui eve, eʃe dzowo wɔ ḍeka
ḍe eŋu. 26 Efa sika nyuitɔ ḍe
eŋu, etame kple ekɔgo godoo va
kpe kpakple eʃe dzowo ŋu, eye
wòtsɔ sika do atsiã ḍe eŋu ʃo
xlãe. 27 Eye wòwɔ sikasigɛ eve
ḍe eʃe atsiãdodo la te, le eʃe axa
eveawo ʃe dzogoe eveawo dzi,
bena woaʃo kpo ḍe wo me akɔe.
28 Etsɔ xé kpa kpoawo, eye wòfa
sika ḍe wo ŋu.
29 Eyome wòwɔ ami sisi kɔkɔe
la, eye wòtsɔ atike ʋeʋẽewo wɔ
dzudzɔdonu, si me dza; ewɔe, abe
alesi ami ʋeʋẽe wɔlawo wɔnɛ
ene.[d]

Agbadɔ la ʃe kpɔ me nuwo.

**38.** [e]Eye wòtsɔ xé kpa nume-
vɔsamlekpui la; edidi abɔ-
klugui atɔ̃, eye wòkeke abɔklu-
gui atɔ̃; dzogoe ene me wòle,
eye wòkɔ abɔklugui etɔ̃. 2 Ewɔ
dzowo ḍe eʃe dzogoe eneawo dzi,
eye dzoawo wɔ ḍeka kplii, eye
wòfa akɔbli ḍe eŋu. 3 Eye wòwɔ
vɔsamlekpui ŋu nuawo katã, siwo
nye: afilɔnuwo, soʃiwo, zewo, ga-
flowo kple dzoḍesonuwo; akɔbli
wòtsɔ wɔ eŋu nuawo katãe. 4 Eyo-
me wòtsɔ akɔbli wɔ adzrala abe
ḍɔ ene ḍe vɔsamlekpui la ŋu godoo
tso ete vaseḍe titina. 5 Eye wòkɔ
asigɛ ene ḍe akɔblidzrala la ʃe
dzogoe eneawo dzi, bena woate
ŋu aʃo kpo ḍe wo me. 6 Etsɔ xé
kpa kpoawo, eye wòfa akɔbli ḍe
wo ŋu. 7 Eye wòtsɔ kpoawo ʃo
ḍe asigɛawo me le vɔsamlekpui
la ʃe axawo dzi, bena woate ŋu
atsɔ wo akɔe. Ɖuʃo wòtsɔ wɔe,
eye to le eme.
8 Etsɔ akɔbli wɔ tsileze la kple
eʃe zɔ; nyɔnu, siwo subɔna le
Mawu ʃe agbadɔa nu la, ʃe ahu-
hɔ̃ewo wòtsɔ wɔe.[g]
9 [h]Eyome wòtɔ kpɔ la. Etsɔ
ḍeti ɣi dada lɔ̃ avɔ hena kpɔ la
ʃe dziehekpa, si didi abɔklugui

a kp. 25-28 kpɔ 30, 1–5.
b kp. 10-16 kpɔ 25, 23–29.
d 30, 25. 35.
e kp. 1–7 kpɔ 27, 1–8.
f kp. 17-24 kpɔ 25, 31–39.
g 30, 18–21.
h kp. 9–20 kpɔ 27, 9–19.

alafa ɖeka. 10 Eye wòkpa kpɔti
blave, siwo gɔme akɔblifɔ blave
le, ɖe eŋu; ke etsɔ klosalo wɔ
kpɔtiawo ŋu gatagbadzɛwo kple a 30, 13.
heletiwoe. 11 Anyiehekpa la didi
abɔklugui alafa ɖeka, eye wòkpa
kpɔti blave, siwo gɔme akɔblifɔ
blave le, ɖe eŋu; ke etsɔ klosalo
wɔ kpɔtiawo ŋu gatagbadzɛawo
kple heletiawoe. 12 Avɔ, si le kpɔ
la ƒe ɣetoɖoƒe gome la, didi abɔ-
klugui blaatɔ̃, eye wòkpa kpɔti
ewo, siwo gɔme afɔ ewo le la, ɖe
enu, eye wòtsɔ klosalo wɔ kpɔ-
tiawo ŋu gatagbadzɛwo kple he-
letiawoe. 13 Xedzeƒekpa le abɔ-
klugui blaatɔ̃. 14 Avɔ abɔklugui
wuiatɔ̃ le eƒe akpa ɖeka, eye kpɔti
etɔ̃, siwo gɔme afɔ etɔ̃ le la, kpe
ɖe eŋu. 15 Avɔ, si le akpa evelia,
le abɔklugui wuiatɔ̃, eye kpɔti
etɔ̃, siwo gɔme afɔ etɔ̃ le la, kpe
ɖe eŋu; alea wole agbo la ƒe akpa-
wo kple evee. 16 Ɖeti ɣi dada
wotsɔ lɔ̃ avɔ, siwo katã le kpɔ
la ŋu godoo lae. 17 Kpɔtiawo ƒe
afɔwo nye akɔbli, eye wo ŋu ga-
tagbadzɛwo kple heletiwo nye
klosalo, eye wofa klosalo ɖe kpɔ-
tiawo tame. Kpɔtiawo ŋu heletiwo
katã nye klosalo. 18 Eye wòna
avɔlɔ̃lawo tsɔ aɖabɛ blɔtɔ kple
dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ kple ɖeti ɣi
dada lɔ̃ avɔ, bena woatsɔ atu kpɔ
la ƒe agbo la nu; edidi abɔklugui
blave, eye wòkeke abɔklugui atɔ̃
ɖe kpɔ la ƒe kɔkɔme nu, abe alesi
kpɔ la ƒe avɔ bubuawo kekee ene.
19 Ekpa kpɔti ene, siwo gɔme
akɔblifɔ ene le la, ɖe eŋu; wo ŋu
gatagbadzɛawo nye klosalo, efa
klosalo ɖe wo tame, eye wo ŋu
heletiawo nye klosalo. 20 Agbadɔ
la ŋu tsyotiwo katã kple kpɔ la
ŋu tsyotiwo katã nye akɔbli.

Sika, klosalo kple akɔbli ƒe xexlẽme.

21 Esia enye nɔƒe la, si sea le
la, ƒe home, si nunɔla Aron viŋu- d Mo. IV. 4, 28.
tsu [d]Itamar bu na Lewitɔwo le
Mose ƒe nya la nu. 22 Bezaleel,
Uri viŋutsu, si enye Xur ƒe tɔ-
gbuiyɔvi tso Yuda-to la me, wɔ
nusianu abe alesi Yehowa gblɔ e 31, 1–11.
na Mose ene.[e] 23 Eye Oholiab,
Axisamak viŋutsu tso Dan-to la
me kpe ɖe eŋu, amesi nye aɖa-
ŋunuwo kpala, eye wòtsɔ aɖabɛ
blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ
kple ɖeti ɣi lɔ̃ aɖaŋuvɔ ƒomevi
vovovowo. 24 Sika, siwo katã ŋu
dɔ wowɔ le kɔkɔeƒe la ŋu dɔwo
katã me, sika, siwo wodzɔ la, le
talento blave vɔ asieke kple [a]se-
kel kɔkɔe alafa adre blaatɔ̃. 25 Eye
klosalo, siwo ame xexlẽawo na la,
le talento alafa ɖeka kple sekel
kɔkɔe akpe ɖeka alafa adre blaa-
dre vɔ atɔ̃. 26 Ɖutsu, siwo katã
woxlẽ, amesiwo xɔ ƒe blave alo
wu nenema la, le ame akpe alafa
ade kple etɔ̃ alafa atɔ̃ blaatɔ̃, eye
wo ɖome amesiame na beka ɖeka,
si enye sekel kɔkɔe afã. 27 Wo-
tsɔ klosalo talento alafa ɖeka kɔ
kɔkɔeƒe la ƒe afɔwo kple xɔme-
tsovɔ la ƒe afɔwo; talento alafa
ɖeka de afɔ alafa ɖeka nu; talento
ɖeka de afɔ ɖeka nu. 28 Eye wò-
tsɔ sekel akpe ɖeka alafa adre
blaadre vɔ atɔ̃ la tu kpɔtiawo
ŋu gatagbadzɛwo kple heletiwo;
eya ke wòfa ɖe wo tame. 29 Akɔ-
bli, siwo wodzɔ la, le talento blaa-
dre kple sekel akpe eve alafa
ene. 30 Woawo wòtsɔ wɔ Mawu
ƒe agbadɔ la ŋu ʋɔtrutiwo ƒe afɔ-
wo kple akɔblivɔsamlekpui la, eŋu
dzralawo kpakple vɔsamlekpui la
ŋu nuwo katã; 31 kpɔ la ƒe afɔ-
wo godoo va kpe kple agbo la ƒe
afɔwo, nɔƒe la ƒe tsyotiwo katã
kpie kpɔ la ƒe tsyotiwo katã go-
doo va kpe.

Nunɔlawo ƒe awuwo kple woƒe atsyɔ̃ɖonuwo.

39. [b]Eye wotsɔ aɖabɛ blɔtɔ kple b kp. 1–21 kpɔ 28, 4–30.
dzĩtɔ ƒe ka kple ka dzẽ lɔ̃
atsyɔ̃ɖowuawo, bena woatsɔ awɔ
subɔsubɔdɔe le kɔkɔeƒe la, eye
wolɔ̃ awu kɔkɔewo na Aron, abe
alesi Yehowa de se na Mose ene.
2 Eye wotsɔ sika, aɖabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ kple
ɖeti ɣi dada lɔ̃ kɔmewu la. 3 Wo-
ƒo sika la gbabɛ, eye wodzee
lelele, bena aɖaŋuvɔlɔ̃lawo nate
ŋu atsɔe atɔtɔ kple aɖabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ kple
ɖeti ɣi dada alɔ̃. 4 Akpa eve me
kɔmewu la le, eye wokpee le eƒe
goawo kple eve me. 5 Eye akɔ-
blanu, si le eŋu la, wɔ ɖeka kplii;
sika, aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe
ka, ka dzẽ kple ɖeti ɣi dada ke
wotsɔ lɔ̃e, abe alesi Yehowa de
se na Mose ene. 6 Wotsɔ sika ƒo
ƒefeka ɖe soham-kpe eve ŋu, eye
ŋkɔɖelawo ɖe Israel-viwo ƒe ŋkɔ-

wo ɖe wo dzi. 7 Eye wotsɔ wo
ɖo kɔmewu la ƒe abɔtawo hena
ŋkuɖoɖo Israel-viwo dzi, abe alesi
Yehowa de se na Mose ene.
8 Eyome wòna aɖaŋuvɔlɔ̃lawo
tsɔ sika, aɖabɛ blɔtɔ kple dzĩtɔ
ƒe ka, ka dzẽ kple ɖeti ɣi dada
lɔ̃ kɔmewu ƒe avɔ tɔgbe hena
akɔtaɖonu la. 9 Dzogoe ene me
wòle, eye woŋe akɔtaɖonu la me
ɖe eve; edidi asi ɖeka, eye wòkeke
asi ɖeka. 10 Eye woɖo kpewo
eŋu ɖe agbaka ene me. Agbaka
gbãtɔ nye: karneol, topas kple
smaragd; 11 agbaka evelia nye:
rubin, safir kple oniks; 12 agbaka
etɔ̃lia nye: ligurio, axat kple ame-
tist; 13 agbaka enelia nye: kri-
solit, soham kple yaspis; eye wo-
tsɔ sika ƒo fefeka ɖe wo ŋu ƒo
xlã wo. 14 Kpeawo le wuieve ɖe
Israel-viwo ƒe ŋkɔwo nu, eye ŋkɔ-
ɖelawo ta to wuieveawo ƒe ŋkɔwo
ɖe wo dzi. 15 Eye wotsɔ ka, si
wotsɔ sika nyuitɔ gbee la, wɔ
kɔsɔkɔsɔwo ɖe akɔtaɖonu la ŋu.
16 Emegbe wotsɔ sika wɔ gbo
eve kple sikasigɛ eve, eye wotɔ
asigɛ eveawo ɖe akɔtaɖonu la ƒe
dzogoe eve dzi. 17 Eye wotsɔ
sikakɔsɔkɔsɔ eveawo de asigɛ
eveawo me le akɔtaɖonu la ƒe
dzogoewo dzi. 18 Eyome wode
kɔsɔkɔsɔ eveawo ƒe nu eveawo
gbo eveawo ŋu, eye wotɔ gboawo
ɖe kɔmewu la ƒe abɔtawo le ŋgɔ.
19 Wogawɔ sikasigɛ eve, eye wotɔ
wo ɖe akɔtaɖonu la ƒe dzogoe
mamle eveawo dzi le eme, ale
be wodze akɔblanu la dzi. 20 Eme-
gbe wogawɔ sikasigɛ eve, eye
wotɔ wo ɖe kɔmewu la ƒe abɔ-
tawo kple eve to le ŋgɔ, afisi
woɖe kɔme nɛ ɖo, le akɔblanu la
ƒe dziƒo gome. 21 Eye wogbe
aɖabɛ blɔtɔ ƒe ka sa ɖe asigɛ,
siwo le akɔtaɖonua ŋu la ŋuti he-
tsi ɖe asigɛ, siwo le kɔmewua ŋu
la ŋuti, ale be akɔtaɖonu la li ɖe
akɔblanu la dzi, eye mele ʋaʋãm
o, abe alesi Yehowa de se na
Mose ene.
22 [c]Eye wòna avɔlɔ̃la tsɔ aɖa-
bɛ blɔtɔ ƒe ka ɖeɖe lɔ̃ dziwui, si
dzi woado kɔmewu la ɖo. 23 Wo-
ɖe kɔme nɛ ɖe titina, eye woƒo
kɔme la to va kpe, bena maga-
dze o. 24 Eye wotsɔ aɖabɛ blɔtɔ
kple dzĩtɔ ƒe ka, ka dzẽ kple
ɖeti ɣi dada wɔ yevuboɖawo ɖe
awu la to godoo va kpe. 25 Eye
wotsɔ sika nyuitɔ wɔ nyawowoe-
wo, eye wotsi nyawowoeawo ɖe
yevuboɖawo dome le dziwui la
to godoo va kpe; 26 nyawowoe
ɖeka yevuboɖa ɖeka, nyawowoe
ɖeka yevuboɖa ɖeka; alea wole
dziwui la to godoo va kpe, hena
subɔsubɔ ƒe dzesi, abe alesi Ye-
howa de se na Mose ene.
27 [a]Eyome avɔlɔ̃lawo tsɔ ɖeti
ɣi lɔ̃ awutewui ʋlayawo na Aron
kple viaŋutsuwo. 28 Wotsɔ ɖeti
ɣi lɔ̃ tablanuawo, eye wotsɔ ɖeti
ɣi dada lɔ̃ agbotɛ ɣiawo. 29 Eye
avɔlɔ̃lawo tsɔ ɖeti ɣi dada, aɖabɛ
blɔtɔ kple dzĩtɔ ƒe ka kpąkple
ka dzẽ lɔ̃ alidziblanu la ŋɔŋɔe,
abe alesi Yehowa de se na Mose
ene.
30 [b]Emegbe wotsɔ sika nyuitɔ
wɔ ŋgoblanu kɔkɔe la, eye ŋkɔ-
ɖelawo ta nu ɖe dzi bena: „Ye-
howa ƒe kɔkɔetɔ!“[d] 31 Eye wotsi
aɖabɛ blɔtɔ ƒe ka ɖe eŋu, bena
woate ŋu asae ɖe tablanu la ŋu,
abe alesi Yehowa de se na Mose
ene.

Mose yra dɔ, si nu wowu la.

32 Ale wowu nɔƒe, si enye Mawu
ƒe agbadɔ la, ŋu dɔwo katã nu.
eye Israel-viwo wɔe pɛpɛ, abe
alesi Yehowa de se na Mose be.
woawɔe ene. 33 Eye woƒo nɔƒe
la va Mose gbɔ; agbadɔ la kple
eŋu nuwo katã: ganuviawo, ʋuƒoa-
wo, gametiawo, sɔtiawo, afɔawo,
34 agbogbalẽ, si wode ama dzĩ
kple nyogbalẽawo kpakple xɔme-
tsovɔ la, 35 nubablaɖaka la, eŋu
kpoawo kple nutsyɔnu la, 36 kplɔ̃
la kple eŋu nuwo katã kple ŋku-
meɖobolo la, 37 sikakaɖiti la kple
eŋu kaɖigbɛawo, siwo woɖo ɖe
agbaka nu, eŋu nuwo katã kple
akaɖimemi, 38 sikavɔsamlekpui la.
ami sisi la kple dzudzɔdonu, si
wotsɔ atike ʋeʋẽewo wɔe kpakple
agbadɔnuvɔ la, 39 akɔblivɔsamle-
kpui la kple eŋu kɔblidzrala la,
eŋu kpoawo kple eŋu nuwo katã,
tsileze la kple eƒe zɔ, 40 kpɔ la
ŋu vɔwo, kpɔtiawo, afɔawo kple
agbonuvɔ la, agbadɔ ŋu kawo kple
tsyotiawo kpakple nusiwo katã ŋu
dɔ woawɔ le nɔƒe, si enye Mawu
ƒe agbadɔ la me; 41 atsyɔ̃ɖowu,
siwo woado awɔ subɔsubɔdɔ le

[a] kp. 27-29 kpɔ 28, 39–42.
[b] kp. 30.31 kpɔ 28, 36–38.
[d] 29, 6; Mo. III. 8, 9.
[c] kp. 22-26 kpɔ 28, 31–35.

kɔkɔeƒe la, nunɔla Aron ƒe awu
kɔkɔe mamleawo kple viaŋutsu-
wo ƒe awuawo, bena woanye nu-
nɔlawo asubɔ. 42 Alesi tututu Ye-
howa de se na Mose la, nenema
pɛpɛpɛ Israel-viwo wɔ dɔ blibo
lae. 43 Eye Mose kpɔ dɔ blibo
la; kpɔ ɖa, wowɔe, abe alesi Ye-
howa de se be, wɔawɔe la ene.
Eye Mose ɣra wo.

Agbadɔ la kpɛkpe kple eŋuti kɔkɔ.

40. [a]Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Le ɣleti gbãtɔ ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi natu nɔƒe, si enye
Mawu ƒe agbadɔ la. 3 Tsɔ nuba-
blaɖaka la da ɖe eme, eye natsɔ
xɔmetsovɔ la axe aɖaka la ŋku
me. 4 Tsɔ kplɔ̃ la da ɖe eme, eye
natsɔ ŋkumeɖobolo la ada ɖe edzi;
emegbe nakɔ akaɖiti la ava eme,
eye nafɔ akaɖigbɛawo aɖo edzi.
5 Eye natsɔ sikavɔsamlekpui, si
dzi woado dzudzɔ ɖo, ada ɖe nu-
bablaɖaka la ƒe ŋgɔdze, eye na-
tsɔ avɔ atu agbadɔ la nu. 6 Eye
natsɔ numevɔsamlekpui la ada ɖe
nɔƒe la, si enye Mawu ƒe agbadɔ
la, ŋu ʋɔtrua ƒe ŋgɔdze. 7 Tsɔ
tsileze la da ɖe Mawu ƒe agbadɔ
la kple vɔsamlekpui la dome, eye
naku tsi ɖe eme. 8 Eye natɔ kpɔ
ɖe eŋu godoo ava kpe, eye natsɔ
avɔ atu agbo la nu. 9 Tsɔ ami
sisi la si na nɔƒe la kple nusiwo
katã le eme, eye nakɔ eya ŋutɔ
kpie eŋu nuwo katã ŋu, bena woazu
kɔkɔe. 10 Si ami na numevɔsa-
mlekpui la kple eŋu nuwo katã,
eye nakɔ vɔsamlekpui la ŋu, bena
vɔsamlekpui la nazu nu kɔkɔewo
ƒe nu kɔkɔe. 11 Eye nasi ami na
tsileze la kple eƒe zɔ, eye nakɔ
eŋu. 12 Emegbe nana Aron kple
viaŋutsuwo nate va Mawu ƒe agba-
dɔ la nu, eye nale tsi na wo.
13 Eye na Aron nado awu kɔ-
kɔeawo, eye nasi ami nɛ àwɔe
kɔkɔe, bena wòazu nunɔla asu-
bɔm. 14 Eyome nana viaŋutsuwo
nate va, eye woado awutewui ʋla-
yawo, 15 eye nasi ami na wo, abe
alesi nèsii na wo fofo ene, bena
woazu nunɔlawo asubɔm. Ami
sisi sia nanye dzesi na wo kple
woƒe dzidzimeviwo bena, nunɔ-
ladɔ la zu wo tɔ tegbee. 16 Eye
Mose wɔe pɛpɛpɛ. Alesi Yehowa
de se nɛ la, nenema wòwɔ.

[a] kp. 1—33 kpɔ tɛ 25—31.

17 Le ƒe evelia ƒe ɣleti gbãtɔ
ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi wotu nɔƒe la.
18 Ale Mose tu nɔƒe lae: Efɔ afɔa-
wo da ɖi, eye wòtsɔ ʋuƒoawo de
wo me; emegbe wòde gametiawo
wo ŋu, eye wòtu sɔtiawo. 19 Eye
wòkeke kuntruawo ɖe nɔƒe la dzi,
emegbe wògba wo dzi, abe alesi
Yehowa de se na Mose ene. 20 Etsɔ
se la de aɖaka la me, eye wòde
kpoawo aɖaka la ŋu; eyome wòkɔ
nutsyɔnu la da ɖe aɖaka la tame.
21 Eye wòkɔ aɖaka la da ɖe nɔƒe
la, eye wòtsɔ xɔmetsovɔ la xe nu-
bablaɖaka la ŋku me, abe alesi Ye-
howa de se na Mose ene. 22 Eye
wòtsɔ kplɔ̃ la da ɖe Mawu ƒe
agbadɔ la me, le nɔƒe la ƒe anyie-
hekpa dzi, le xɔmetsovɔ la ŋgɔ,
23 eye wòtsɔ abolo da ɖe edzi le
Yehowa ƒe ŋku me, abe alesi Ye-
howa de se na Mose ene. 24 Eyo-
me wòtsɔ akaɖiti la da ɖe Mawu
ƒe agbadɔ la me, le kplɔ̃ la kasa,
le nɔƒe la ƒe dziehekpa dzi, 25 eye
wòfɔ akaɖigbɛawo ɖo edzi le Ye-
howa ŋku me, abe alesi Yehowa
de se na Mose ene. 26 Eye wò-
tsɔ sikavɔsamlekpui la da ɖe Mawu
ƒe agbadɔ la me, le xɔmetsovɔ la
ŋgɔ, 27 eye wòtsɔ atike ʋeʋẽe-
wo do dzudzɔ ɖe edzi, abe alesi
Yehowa de se na Mose ene. 28
Emegbe wòtsɔ avɔ tu agbadɔ la
nu. 29 Eye wòtsɔ numevɔsamle-
kpui la da ɖe nɔƒe, si enye Mawu
ƒe agbadɔ la ŋgɔ, eye wòmè nu-
mevɔsa kple nuɖuvɔsa le edzi,
abe alesi Yehowa de se na Mose
ene. 30 Eye wòtsɔ tsileze la da
ɖe Mawu ƒe agbadɔ la kple vɔ-
samlekpui la dome, eye wòku tsi,
si woale la, ɖe eme. 31 Eya me
Mose kple Aron kple viaŋutsuwo
klɔa woƒe asiwo kple afɔwo ɖo.
32 Ne wole Mawu ƒe agbadɔ la
me yi ge, alo wole tete ge ɖe vɔ-
samlekpuia ŋu la, wolea tsi, abe
alesi Yehowa de se na Mose ene.
33 Eye wòtɔ kpɔ ƒo xlã nɔƒe la
kple vɔsamlekpui la godoo va kpe,
eye wòtsɔ avɔ la tu agbo la nu.
Ale Mose wu dɔ blibo la nu.

Mawu ƒe ŋutikɔkɔe yɔ agbadɔ la taŋ.

34 Tete alilikpo tsyɔ Mawu ƒe
agbadɔ la dzi, eye Yehowa ƒe ŋu-
tikɔkɔe yɔ nɔƒe la taŋ.[b] 35 Ke
Mose mete ŋu yi ɖe Mawu ƒe
agbadɔ la me o, elabena alilikpo

[b] 13, 21; Mo. IV. 9, 15—23; Fia. 1. 8, 10. 11; Yes. 4, 5; Xez. 43, 5.

tsyɔ edzi, eye Yehowa ƒe ŋuti-
kɔkɔe yɔ nɔƒe la taŋ. 36 Eye ne
alilikpo la ho tso nɔƒe la dzi la,
Israel-viwo hā hona; alea wowɔ
le woƒe mɔzɔzɔ la katā me.[a] 37 [a] Mo. IV. 10, 34–36.
Ne alilikpo la meho o la, wome-
hona o, vasede gbesigbe wòaho
hafi. 38 Le woƒe mɔzɔzɔwo katā
me la Mawu ƒe alilikpo la nɔ
nɔƒe la dzi le ŋkeke me, ke edze-
na na Israel ƒe aƒe blibo la le
zā me aɓe dzo ene.

---

# MOSE ƑE AGBALẼ ETɔ̃LIA.

---

Numevɔsa ŋu se.

**1.** Eye Yehowa yɔ Mose, eye wò-
fo nu kplii tso Mawu ƒe agba-
dɔ la me gblɔ bena: 2 Ƒo nu kple
Israel-viwo, eye nagblɔ na wo
bena: Ne mia dometɔa ɖe be,
yeatsɔ lāfɔnee asa vɔ na Yehowa
la, ekema netsɔ nyi alo alē sa vɔ
lae. 3 Nenye nyi wòtsɔ be, yea-
mė numevɔsae la, ekema wòanye
atsu, si sɔ blibo, eye wòakplɔe
ava Mawu ƒe agbadɔ la nu, be
ame la nadze Yehowa ŋu.[b] 4 Eye [b] 17, 4.
wòatsɔ eƒe asi aɖo numevɔsalā
la ƒe tame, ekema ana wòadze
eŋu, eye wòalé avui.[d] 5 Eye wòa- [d] Mo. II. 29, 10.
wu nyivi la le Yehowa ƒe ŋku me,
eye Aron viŋutsu, siwo nye nu-
nɔlawo la, natsɔ ʋu la ahlẽ ɖe
vɔsamlekpui, si le Mawu ƒe agba-
dɔ nu la ŋu godoo ava kpe. 6 Eke-
ma wòako numevɔsalā la, eye
wòaflii ɖe eƒe ƒunuɖeƒeewo. 7 Eme-
gbe Aron viŋutsu, siwo nye nu-
nɔlawo, nado dzo ɖe vɔsamlekpui
la dzi, eye woafɔ nake aɖo dzo
la dzi. 8 Eye Aron viŋutsu, siwo
nye nunɔlawo, natsɔ lā la ƒe akpa-
wo, ta la kple amiawo aɖo nake, si
te wodo dzo ɖo, le vɔsamlekpuia
dzi la dzi. 9 Ke woatsɔ tsi akpala
eƒe dɔmenuwo kple eƒe afɔwo,
eye nunɔla Aron natɔ dzo wo
katā le vɔsamlekpui la dzi, ela-
bena numevɔsae, dzovɔsa, si [e]ʋẽ- [e] Mo. I. 8, 21.
na lilili ɖe Yehowa wònye.

10 Nenye alē alo gbɔ̃ wòbe,
yeatsɔ amė numevɔsae la, ekema
wòatsɔ atsu, si sɔ blibo, asa vɔ
lae. 11 Eye wòawui ɖe vɔsamle-
kpui la ƒe anyiehekpa dzi le Ye-
howa ŋku me. Eye Aron viŋutsu,
siwo nye nunɔlawo, natsɔ eƒe ʋu
ahlẽ ɖe vɔsamlekpui la ŋu godoo
ava kpe. 12 Eye wòaflii ɖe eƒe
ƒunuɖeƒeewo akpe ɖe eƒe ta kple
eƒe amiawo ŋu; eye nunɔla natsɔ
wo aɖo nake, siwo te wodo dzo
ɖo, le vɔsamlekpuia dzi la dzi.
13 Eye wòatsɔ tsi akpala eƒe dɔ-
menuwo kple eƒe afɔwo, eye nu-
nɔla natsɔ wo katā asa vɔe, eye
wòatɔ dzo wo le vɔsamlekpui la
dzi; elabena numevɔsae, dzovɔsa,
si ʋẽna lilili ɖe Yehowa wònye.

14 Ke nenye xewo wòbe, yeatsɔ
asa vɔ na Yehowa la, ekema wòa-
tsɔ akpakpa alo ahɔnevi asa vɔ
lae. 15 Eye nunɔla natsɔe ava
vɔsamlekpui la gbɔ, eye wòatro
kɔ le enu; eyome wòatɔ dzo ta
la le vɔsamlekpui la dzi, eye wòa-
ɖuɖu eƒe ʋu ɖe vɔsamlekpui la
ŋu. 16 Emegbe wòaɖe eƒe avɔ,
eye wòanyɔ fu le eŋu, atsɔ wo
aƒu gbe ɖe dzowɔteƒe le vɔsamle-
kpui la ƒe ɣedzeƒe gome. 17 Eyo-
me wòafe eƒe aʋalawo, gake wo-
maɖe le enu o, eye nunɔla natɔ
dzoe le nake, siwo te wodo dzo
ɖo le vɔsamlekpuia dzi la dzi,
elabena numevɔsae, dzovɔsa, si
ʋẽna lilili ɖe Yehowa wònye.

Nuɖuvɔsa ŋu se.

**2.** Ne amea ɖe be, yeasa nu-
ɖuvɔ na Yehowa la, ekema
wòatsɔ wɔ memee asa vɔ lae, eye
wòakɔ ami ɖe dzi, atsɔ dzudzɔdonu
akpe ɖe eŋu. 2 Eye wòatsɔe ava
Aron viŋutsu, siwo nye nunɔlawo
la gbɔ, eye nunɔla naku eƒe wɔ
memee, si dzi ami le la, asiflo
ɖeka, eye wòatɔ dzoe kpakple dzu-
dzɔdonu la katā le vɔsamlekpui
la dzi, hena ŋkuɖoɖo dzi; dzovɔ-
sa, si ʋẽna lilili ɖe Yehowa wò-
nye. 3 Ke nuɖuvɔsa mamlea
nye Aron kple viaŋutsuwo tɔ, nu
kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye tso
Yehowa ƒe dzovɔsa la me.

4 Ne ėbe, yeatsɔ nusi wofɔna
ɖe kpo me asa nuɖuvɔe la, eke-
ma natsɔ wɔ memee aƒo abɔŋgo

maʋamaʋã kple akaklã, si dzi
nakɔ ami ḍo. 5 Ne èbe, yeatsɔ
nusi ŵotɔna le agba me asa nu-
ḍuvɔe la, ekema wòanye wɔ
memee, si wode amii; nu ma-
ʋamaʋã wòanye. 6 Flii kakɛ-
kakɛ, eye nakɔ ami ḍe edzi,
elabena nuḍuvɔsae. 7 Ne èbe,
yeatsɔ nusi woḍana le ze me asa
nuḍuvɔe la, ekema natsɔ wɔ me-
mee, si wode amii, aḍae. 8 Eye
natsɔ nuḍuvɔsa, si woḍa alea
la, avae na Yehowa. Tsɔe yi
na nunɔla, eye eya natsɔe ava
vɔsamlekpui la gbɔ. 9 Eye nu-
nɔla naḍe ḍe le nuḍuvɔsa la
ŋu hena ŋkuḍoḍo dzi, eye wòatɔ
dzoe le vɔsamlekpui la dzi; dzo-
vɔsa, si ʋẽna lilili ḍe Yehowa wò-
nye. 10 Ke nuḍuvɔsa mamlea
nye Aron kple viaŋutsuwo tɔ, nu
kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye tso
Yehowa ƒe dzovɔsa la me.
11 Migatsɔ [a]amɔwɔ ʋaʋã wɔ
nuḍuvɔ, si miasa na Yehowa
la, dometɔa ḍeke o, elabena wo-
matɔ dzo amɔwɔ ʋaʋã alo anyi-
tsinuaḍekenaYehowao.12Woate
ŋu anɔ miaƒe [b]nu gbãtɔwo me,
womiatsɔ ava na Yehowa; ke wo-
matɔ dzo wo le vɔsamlekpui la
dzi abe ʋeʋẽ lilili ene o. 13 [d]De
dze wò nuḍuvɔsawo katã me,
eye wò Mawu ƒe nu, si wòbla kpli
wò la, ƒe dze mato le wò nu-
ḍuvɔsawo me o; dze nakpe ḍe
wò vɔsawo katã ŋu.
14 Ne èbe, yeatsɔ wò [e]agble-
menu gbãtɔwo asa nuḍuvɔe na
Yehowa la, ekema namê blitimua-
wo, eye nagbã wo hafi atsɔ asa
wò nuḍuvɔ lae. 15 Kɔ ami ḍe
edzi, eye natsɔ dzudzɔḍonu akpe
ḍe eŋu, elabena nuḍuvɔsae. 16
Eye nunɔla natɔ dzo bli gba-
gbã, si dzi ami le la, ƒe ḍe kple
dzudzɔḍonu la katã hena ŋkuḍoḍo
dzi, elabena dzovɔsae wònye na
Yehowa.

Akpeḍavɔsa ŋu se.

3. Ne ebe, yeatsɔ nyi asa akpe-
ḍavɔe la, ekema wòatsɔ esi
sɔ blibo, eḍanye atsu alo nɔ o,
asa vɔ lae na Yehowa. 2 Eye
wòatsɔ eƒe asi aḍo eƒe vɔsalã la
ƒe tame, eye wòawui le Mawu ƒe
agbaḍɔ la nu; emegbe Aron vi-
ŋutsu, siwo nye nunɔlawo, natsɔ
ʋu la ahlẽ ḍe vɔsamlekpui la ŋu
godoo ava kpe. 3 Nusiwo wòaḍe
le akpeḍavɔsalã la ŋu asa dzovɔ
na Yehowa, wonye: Ami, si tsyɔ
dɔmenuawo dzi kple ami, siwo
katã le dɔmenuawo ŋu, 4 ayiku
eveawo kple wo ŋu mi, siwo ku
ḍe ali la ŋu kpakple aklã ŋu mia-
wo; ayikuawo ŋu wòaḍe wo le.
5 Eye Aron viŋutsuwo natɔ dzo
wo le vɔsamlekpui la dzi kpakple
numevɔsa, si le nake, siwo te wo-
do dzo ḍo la dzi, dzovɔsa, si
ʋẽna lilili ḍe Yehowa wònye.
6 Nenye alẽ wòbe, yeatsɔ asa
akpeḍavɔ na Yehowa la, ekema
wòatsɔ esi sɔ blibo, eḍanye atsu
alo nɔ o, asa vɔ lae. 7 Nenye
alẽvi wòtsɔ be, yeasa vɔ lae la,
ekema wòakplɔe ava Yehowa
ŋku me, 8 eye wòatsɔ eƒe asi aḍo
eƒe vɔsalã la ƒe tame, eye wòa-
wui le Mawu ƒe agbaḍɔ la nu;
emegbe Aron viŋutsuwo natsɔ ʋu
la ahlẽ ḍe vɔsamlekpui la ŋu go-
doo ava kpe. 9 Nusiwo wòaḍe le
akpeḍavɔsa la ŋu asa dzovɔ na
Yehowa, wonye: Lã la ƒe ami,
asike la kple eŋu miwo, wòaḍee
ḍe aligoe la nu; ami, si tsyɔ dɔ-
menuawo dzi kple ami, siwo katã
le dɔmenuawo ŋu, 10 ayiku evea-
wo kple wo ŋu mi, siwo ku ḍe ali
la ŋu kpakple aklã ŋu miawo;
ayikuawo ŋu wòaḍe wo le. 11
Eye nunɔla natɔ dzo wo le vɔ-
samlekpui la dzi, dzovɔsanuḍu-
ḍu wònye na Yehowa.
12 Nenye gbɔ̃ wòbe, yeatsɔ asa
vɔ lae la, ekema wòakplɔe ava
Yehowa ŋku me, 13 eye wòatsɔ
eƒe asi aḍo eƒe tame, eye wòawui
le Mawu ƒe agbaḍɔ la ŋgɔ; eme-
gbe Aron viŋutsuwo natsɔ eƒe
ʋu ahlẽ ḍe vɔsamlekpui la ŋu
godoo ava kpe. 14 Eyome wòaḍe
nusiawo le eƒe vɔsalã la ŋu, asa
dzovɔe na Yehowa: Ami, si tsyɔ
dɔmenuawo dzi kple ami, siwo
katã le dɔmenuawo ŋu; 15 ayiku
eveawo kple wo ŋu mi, siwo ku
ḍe ali la ŋu kpakple aklã ŋu mia-
wo; ayikuawo ŋu wòaḍe wo le.
16 Eye nunɔla natɔ dzo wo le
vɔsamlekpui la dzi, dzovɔsanuḍu-
ḍu, si ʋẽna lilili wònye. Amiawo
katã Yehowa tɔe. 17 Ɖoḍo mavɔ
wòanye na miaƒe dzidzimeviwo
le mia nɔƒewo katã. Miekpɔ mɔ
aḍu lã ƒe ami alo ʋua ḍeke o.[f]

[a] 6, 10.
[b] Mo. IV. 18, 12.
[d] Mar. 9, 49.
[e] Mo. V. 26, 2. 3.
[f] Mo. I. 9. 4; 7, 23. 26; 17, 10–14; Mo. V. 12, 16. 23; Do. 15, 20. 23.

Nuvõvɔsa ŋu se.

4. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Israel-
viwo be: Ne amea ɖe ɖe ŋu ɖi
da Yehowa ƒe seawo dometɔ ɖeka
dzi, eye wòwɔ nusi ŋu se le na
wo la: – 3 Ne nunɔla, si wosi
ami na, da vo hehe võ va dukɔ
la dzi la, ekema wòatsɔ nyitsu
ɖagbea ɖe, si sɔ blibo asa nuvõ-
ŋutivɔ na Yehowa ɖe nuvõ, si
wòwɔ la ta. 4 Eye wòakplɔ nyi-
tsu la ava Mawu ƒe agbadɔ la nu
le Yehowa ŋku me, atsɔ eƒe asi
aɖo nyitsu la ƒe tame, eye wòa-
wu nyitsu la le Yehowa ƒe ŋku
me. 5 Eyome nunɔla, si wosi ami
na la, naku nyitsu la ƒe ʋu ƒe
ɖe ayi Mawu ƒe agbadɔ la me.
6 Eye nunɔla la nade eƒe asi ʋu
la me [a]ahlẽ zi adre ɖe avɔ, si tso
kɔkɔeƒea me la gbɔ le Yehowa
ŋku me. 7 Emegbe nunɔla la na-
tsɔ ʋu la asisi ɖe vɔsamlekpui,
[d]si le Mawu ƒe agbadɔ la me, si
dzi wotsɔa atike ʋeʋẽewo doa
dzudzɔe ɖo la, ƒe dzowo ŋuti le
Yehowa ƒe ŋku me; ke wòatsɔ nyi-
tsu la ƒe ʋu mamlea akɔ ɖe vɔ-
samlekpui, [e]si le Mawu ƒe agbadɔ
nu la te. 8 Eye wòaɖe amiawo
katã le nuvõŋutivɔsa-nyitsu la ŋu-
ti: Ami, si tsyɔ dɔmenuawo dzi
kple ami, siwo katã le dɔmenua-
wo ŋu, 9 ayiku eveawo kple wo
ŋu mi, siwo ku ɖe ali la ŋu kpa-
kple aklã ŋu miawo; ayikuawo ŋu
wòaɖe wo le, 10 abe alesi woɖea
wo le akpedavɔsanyitsu la ŋu
ene. Eye nunɔla natɔ dzo wo le
numevɔsamlekpui la dzi. 11 Ke
wòatsɔ [f]nyitsu la ƒe agbalẽ kple
eƒe lã katã, eƒe ta kple afɔwo,
eƒe dɔmenuwo kple eƒe miwo,
12 gõ nyitsu blibo la ayi teƒe kɔ-
kɔe, afisi woƒua afi gbe ɖo, le
asaɖa la godo, eye wòatɔ dzoe le
nake dzi; afisi woƒua afi gbe ɖoe,
wòatɔ dzoe ale.[g]

13 Ne Israel-ha blibo la da ƒu,
eye dukɔ la ƒe ŋku dzo le Yeho-
wa ƒe seawo dometɔ ɖeka dzi,
eye wowɔ nusi ŋu se le na wo,[h]
14 emegbe wodze si nuvõ, si wo-
wɔ la, ekema ha la natsɔ nyitsu
ɖagbea ɖe asa [i]nuvõvɔe, eye woa-
kplɔe ava Mawu ƒe agbadɔ la ŋgɔ.
15 Ha la me ame tsitsiwo natsɔ
woƒe asiwo aɖo nyitsu la ƒe tame
le Yehowa ƒe ŋku me, eye woawu
nyitsu la le Yehowa ƒe ŋku me.
16 Eyome nunɔla, si wosi ami na
la, naku nyitsu la ƒe ʋu ƒe ɖe
ayi Mawu ƒe agbadɔ la me. 17 Eye
nunɔla la nade eƒe asi ʋu la me,
ahlẽ zi adre ɖe xɔmetsovɔ la gbɔ
le Yehowa ƒe ŋku me. 18 Emegbe
wòatsɔ ʋu la asisi ɖe vɔsamle-
kpui, si le Mawu ƒe agbadɔ la me
le Yehowa ƒe ŋku me la, ƒe dzo-
wo ŋu; ke wòatsɔ ʋu mamlea
katã akɔ ɖe numevɔsamlekpui, si
le Mawu ƒe agbadɔa nu la te.
19 Eye wòaɖe ami, siwo katã le
eŋu la, atɔ dzoe le vɔsamlekpui
la dzi. 20 Eye wòawɔ nyitsu la,
abe alesi wòwɔa nuvõŋutivɔsa-
nyitsu lae ene. Ale nunɔla la alé
avu na wo, eye woatsɔe ake wo.
21 Eye wòatsɔ nyitsu la ayi asaɖa
la godo [b]atɔ dzoe, abe alesi wòtɔ
dzo nyitsu gbãtɔ ene, elabena ha
ƒe nuvõŋutivɔsae.

22 Ne amegãa ɖe ɖe ŋu ɖi da
Yehowa, eƒe Mawu, ƒe seawo do-
metɔ ɖeka dzi, eye wòɖi fɔ,
23 emegbe wòdze si nuvõ, si wò-
wɔ la, ekema wòatsɔ gbõtsu, si
sɔ blibo, asa vɔe. 24 Eye wòatsɔ
eƒe asi aɖo gbõtsu la ƒe tame,
eye wòawui ɖe afisi wowua nu-
mevɔsalã le le Yehowa ƒe ŋku me,
elabena nuvõŋutivɔsae. 25 Eme-
gbe nunɔla natsɔ eƒe asi asisi
nuvõŋutivɔsalã ƒe ʋu la ƒe ɖe ɖe
numevɔsamlekpui la ƒe dzowo ŋu:
ke wòatsɔ ʋu mamlea akɔ ɖe nu-
mevɔsamlekpui la te. 26 Eye
wòatɔ dzo lã la ƒe amiawo katã
le vɔsamlekpui la dzi abe akpe-
davɔsalã ƒe ami ene. Ale nunɔla
la alé avu nɛ le eƒe nuvõ la ta,
eye woatsɔe akee.

27 Ne dukɔ la dometɔa ɖe ɖe
ŋu ɖi da Yehowa ƒe seawo dometɔ
ɖeka dzi, eye wòɖi fɔ, 28 emegbe
wòdze si nuvõ, si wòwɔ la, ekema
wòatsɔ gbõ, si sɔ blibo, asa vɔe
ɖe eƒe nuvõ, si wòwɔ la ta. 29 Eye
wòatsɔ eƒe asi aɖo nuvõŋutivɔsalã
la ƒe tame, eye wòawu nuvõŋuti-
vɔsalã la ɖe afisi wowua nume-
vɔsalã ɖo. 30 Emegbe nunɔla la
natsɔ eƒe asi asisi eƒe ʋu la ƒe ɖe
ɖe numevɔsamlekpui la ƒe dzowo
ŋu, ke wòatsɔ ʋu mamlea katã
akɔ ɖe vɔsamlekpui la te. 31 Eye
wòaɖe eƒe amiwo katã, abe alesi

[a] 8, 11; 14, 7.
[b] kp. 11, 12.
[d] Mo. II. 30, 1. 6.
[e] Mo. II. 40, 6.
[f] 8, 17.
[g] 6, 4; Heb. 13, 11.
[h] Mo. IV. 15, 24.
[i] Ro. 8, 3.

wòde[a]akpedavɔsalã ƒe amiwo ene,
eye nunɔla natɔ dzo wo le vɔsa- [a] 3, 14. 15.
mlekpui la dzi, bena wòaʋẽ lilili [b] 1, 15.
de Yehowa. Ale nunɔla alé avu
nɛ, eye woatsɔe akee. 32 Nenye
alẽvi wòbe, yeatsɔ asa nuvɔ̃ŋuti-
vɔe la, ekema wòanye nɔe, si sɔ
blibo, 33 eye wòatsɔ eƒe asi ado
nuvɔ̃ŋutivɔsalã la ƒe tame, eye [d] 1, 14.
wòawui wòanye nuvɔ̃vɔsa, de afisi
wowua numevɔsalã le. 34 Eme-
gbe nunɔla la natsɔ eƒe asi asisi
nuvɔ̃ŋutivɔsalã ƒe ʋu la ƒe de de
numevɔsamlekpui la ƒe dzowo ŋu-
ti, ke wòatsɔ ʋu mamlea katã akɔ
de numevɔsamlekpui la te. 35 Eye [e] 2, 1.
wòade eƒe amiwo katã le eŋu,
abe alesi wòdea ami le akpeda-
vɔsalã ŋu ene, eye nunɔla natsɔ
wo ada de Yehowa ƒe dzovɔsalã
la dzi atɔ dzo wo. Ale nunɔla
alé avu nɛ le eƒe nuvɔ̃, si wòwɔ
la ta, eye woatsɔe akee.

Nuvɔ̃ŋutivɔsa ŋu se; dziyiyi.

5. Ne amea de se woƒo fi de
ame, eye wònye dasefo, ele
eteƒe alo de wòsee o, gake me-
gblɔe o la, ekema eda vɔ, eye [f] 2, 3.
fɔdidi la le edzi.[g] 2 Alo ne amea [g] Mo. V. 19, 15 v. 21.
de de asi nu makɔmakɔa de ŋu,
[h]edanye gbemelã, aƒemelã alo nu- [h] 11, 24.
tata makɔmakɔa de ƒe kuku ŋu o,
eye menyae o la, ekema egblẽ
kɔ do, eye wòdi fɔ. 3 Ne ede
asi amea de ƒe nu makɔmakɔa
de, si na be, ame la gblẽ kɔ do
ŋu, eye menyae o, emegbe wòdze [i] kp. 28, 24; 22, 14.
sii la, ekema edi fɔ. 4 Alo ne
atam ge le amea de nu, edanye
vɔ̃ alo nyui dzi wòka atam la
do be, yeawɔ o, eye menyae o,
emegbe wòdze sii la, ekema edi
nu siawo dometɔ deka ƒe fɔ. 5 Eya
dzɔ, ne amea de di fɔ le nusiawo
dometɔ deka me la, ekema wòa-
ʋu vo, si wòda la me, 6 eye wòa-
tsɔ alẽnɔ alo gbɔ̃nɔ asa nuvɔ̃ŋu-
tivɔe na Yehowa de eƒe vo, si
wòda hedi fɔ la ta, eye nunɔla
nalé avu nɛ le eƒe nuvɔ̃ la ta.
7 Ke ne mate ŋu ana alẽ o la, [k] Yes. 53, 10.
ekema wòatsɔ akpakpa eve alo
ahɔnevi eve asa vɔe na Yehowa
de eƒe vo, si wòda hedi fɔ la ta;
wòatsɔ deka asa nuvɔ̃ŋutivɔe, eye
wòatsɔ evelia asa numevɔe. 8 Eye
wòatsɔ wo ava nunɔla gbɔ, eye
eya natsɔ esi wole nuvɔ̃ŋutivɔsa

gee la gbã, atro kɔ le enu de kɔ-
ʋume, ke ta la made le enu o.[b]
9 Emegbe wòahlẽ nuvɔ̃ŋutivɔsalã
la ƒe ʋu de vɔsamlekpui la ŋu,
ke wòadudu ʋu mamlea de vɔ-
samlekpui la te, elabena nuvɔ̃ŋu-
tivɔsae. 10 Eye wòatsɔ evelia asa
numevɔe[d] de dodo la nu. Ale nu-
nɔla la alé avu nɛ de eƒe nuvɔ̃,
si wòwɔ la ta, eye woatsɔe akee.
11 Ne mate ŋu ana akpakpa eve
alo ahɔnevi eve hã o la, eke-
ma wòatsɔ wɔ memee efa de-
ka ƒe ewoliawo deka asa vɔe de
eƒe vo, si wòda la ta;[e] makɔ
ami de edzi o, eye makpe dzu-
dzɔdonu hã de eŋu o, elabena
nuvɔ̃ŋutivɔsae. 12 Eye wòatsɔe
ava nunɔla la gbɔe, eye nunɔla
la naku eƒe asiʋlo deka akɔ de
Yehowa ƒe dzovɔsa la dzi atɔ dzoe
le vɔsamlekpui la dzi hena ŋku-
dodo dzi, elabena nuvɔ̃ŋutivɔsae.
13 Ale nunɔla alé vu nɛ le eƒe
vo, si wòda le nusiawo dometɔ
deka me la ta, eye woatsɔe akee.
Ke nu mamlea nye nunɔla la tɔ
[f]abe nududuvɔsa tɔ ene.

Fɔdivɔsawo ŋu se.

14 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 15 Ne amea de medi anu-
kware o, eye wòde ŋu di da vo
le Yehowa ƒe nu kɔkɔeawo me
la, ekema wòatsɔ agbo, si sɔ blibo,
eye nèbu be, anɔ klosalo sekel
kɔkɔe eve la, asa fɔdiŋuvɔ na
Yehowa. 16 Eye wòado nu kɔ-
kɔe, si me wòda vo le la [i]teƒe,
emegbe wòatsɔ nu la ƒe etɔ̃liawo
deka akpee; wòatsɔ wo ava nu-
nɔla gbɔe, eye nunɔla la natsɔ
fɔdiŋuvɔsagbo la alé avu nɛ,
eye woatsɔe akee. 17 Ne amea
de da ƒu le Yehowa ƒe seawo do-
metɔ deka me, eye menyae o la,
eda vo, eye fɔdidi la le edzi.
18 Eye wòatsɔ agbo, si sɔ blibo,
eye wòdze na fɔdiŋuvɔsa la, ava
nunɔla gbɔ, eye nunɔla la nalé
avu nɛ le eƒe ŋu, si wòde di, eye
menyae o la ta, eye woatsɔe akee.
19 [k]Fɔdiŋuvɔsae, Yehowa ŋue
wòdi fɔ la le.

20 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 21 Ne amea de da ƒu, eye
medi anukware na Yehowa o, eye
wòsẽ nu le nu, si nɔvia da de
egbɔ alo do awɔba nɛ la ŋuti,
eda adzoe alo wòtafa nɔvia, 22 esẽ

nu le nusi wòƒɔ la ŋu, alo wòka
aʋatso heta nu, le vo, si wòɖa
ɖe nɔvia ŋu me la; — 23 ne eɖa
ƒu heɖi ƒɔ alea la, ekema [a]wòa- [a] Xez. 33, 15; Mo. II. 21, 37
gbugbɔ nusi wòɖa adzoe, alo nusi v. 22, 8.
me wotafa nɔvia le, nusi nɔvia ɖa
ɖe egbɔ, alo nusi wòƒɔ, 24 alo nusi
me wòka aʋatso ta nu le la, ana;
wòaɖo nusianu teƒe na nua tɔ de-
die, eye wòatsɔ nu la ƒe [b]atɔ̃liawo [b] kp. 16.
ɖeka akpee, le gbesigbe wòsa
fɔɖiŋuvɔ. 25 Ke wòatsɔ agbo,
si sɔ blibo, eye wòdze na [d]fɔ- [d] kp. 15.
ɖinuvɔsa la, ava nunɔla gbɔ, asa
vɔe na Yehowa ɖe fɔ, si wòɖi la
ta. 26 Ale nunɔla la alé avu nɛ
le Yehowa ƒe ŋku me, eye woatsɔ [e] Mo. II. 29.
nusianu, si wòwɔ heɖi fɔ la, akee.

Numevɔsa ŋu nya.

6. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
gblɔ bena: 2 De se na Aron
kple viaŋutsuawo be: Esia enye
numevɔsa la ŋuti se: Dzo nanɔ
bibim ɖe numevɔsa la ŋu zã blibo
la katã, vaseɖe esime ŋu nake.
Ale dzo la nanɔ bibi dzi ɖaa le vɔ-
samlekpui la dzi.[f] 3 Nunɔla nado [f] 1.
eƒe awu ʋlaya ɣiawo, eye wòado
agbotɛ ɣiawo [g]ɖe eƒe ama; eme- [g] Mo. II. 28, 42.
gbe wòalɔ afi, siwo numevɔsa ƒe
dzo nyē la le vɔsamlekpui la dzi
akɔ ɖe vɔsamlekpui la xa. 4 Eyo-
me wòaɖe eƒe awuawo ɖi, ado
awu bubuwo, eye wòatsɔ afi la
aƒu gbe ɖe [h]asaɖa godo le teƒe [h] 4, 12.
kɔkɔea ɖe. 5 Dzo la nanɔ bibim
le vɔsamlekpui la dzi ɖaa, eye wo-
matsii o; ŋdi sia ŋdi nunɔla nade
nake dzo la me, eye wòatsɔ nu-
mevɔsalã aɖo edzi, eye wòatɔ dzo
akpeɖavɔsa ƒe amiwo le edzi.
6 Dzo nanɔ bibim le vɔsamlekpui
la dzi ɖaa, eye womatsii o.

Nuɖuvɔsa ŋu nya.

7 Esia nye nuɖuvɔsa ŋu se:
Aron viŋutsuwo natsɔe ava vɔsa-
mlekpui la gbɔ, le Yehowa ƒe ŋku
me.[i] 8 Eye wòaku nuɖuvɔsa ƒe [i] 2.
wɔ memee, si dzi ami le la, asi-
ʋlo ɖeka akpe ɖe dzudzɔdonu la
katã, si le nuɖuvɔsa dzi la ŋuti,
eye wòatɔ dzo wo le vɔsamlekpui
la dzi, be wòaʋē lilili ɖe Yehowa
hena ŋkuɖoɖo dzi. 9 Ke Aron kple
viaŋutsuwo naɖu mamlea, nu ma-
ʋamaʋã wòanye woaɖu le teƒe [k] 5, 14–26.
kɔkɔe la; Mawu ƒe agbadɔ la ƒe
kpɔ me woaɖui le. 10 Womatsɔ [l] 1, 3. 5.

amɔwɔ ʋaʋã afoe o, elabena nye
dzovɔsa me meɖee le na wo, nu
kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye abe
nuvɔ̃ŋutivɔsa kple fɔɖiŋutivɔsa
ene. 11 Aron viŋutsuwo katã kpɔ
mɔ aɖui. Ɖoɖo mavɔ wònye le
Yehowa ƒe dzovɔsa la ŋu hena
miaƒe dzidzimeviwo. Amesiame,
si aka asi eŋu la, azu kɔkɔe.
12 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
gblɔ bena: 13 Esia enye vɔ, si
Aron kple viaŋutsuwo asa na Ye-
howa le gbesigbe wosi ami nɛ:
Wɔ memee efa ƒe mamã ewo-
liawo ɖeka woatsɔ asa nuɖuvɔe
gbesiagbe; woatsɔ wɔ la ƒe afã
asa vɔe le ŋdi, eye afã le fiē.[c]
14 Tsɔ ami blui, eye natɔe le agba
me, emegbe naflii, hafi àtsɔ àsa
nuɖuvɔ lae, bena wòaʋē lilili
ɖe Yehowa. 15 Eye nunɔla, si
teƒe wole ami sim na viaŋutsuwo
dometɔ ɖeka ɖo la, nawɔ nusia-
wo; ɖoɖo mavɔ wòanye, eye woa-
tɔ dzo wo bliboe na Yehowa.
16 Woatɔ dzo nunɔlawo ƒe nuɖu-
vɔsawo katã bliboe, eye woma-
ɖui o.

Nuvɔ̃ŋutivɔsa ŋu nya.

17 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
gblɔ bena: 18 Gblɔ na Aron kple
viaŋutsuwo be: Esia enye nuvɔ̃-
ŋutivɔsa ŋu se: Woawu nuvɔ̃ŋuti-
vɔsalã ɖe afisi wowua numevɔsalã
ɖo, le Yehowa ƒe ŋku me; elabena
nu kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye.
19 Nunɔla, si sa nuvɔ̃ŋutivɔa la,
kpɔ mɔ aɖui le teƒe kɔkɔe la, le
Mawu ƒe agbadɔ la ƒe kpɔ me.
20 Amesiame, si aka asi eƒe lã ŋu
la, azu kɔkɔe, eye ne eƒe ʋu hlẽ
ɖe amea ɖe ƒe awu ŋu la, ekema
wòanyã afisi wòhlẽ ɖo la, le teƒe
kɔkɔe la. 21 Ne woɖae le ze me
la, ekema woagbã ze la, ke ne-
nye gaze me woɖae le la, ekema
woaklɔe, eye woakpalae kple tsi.
22 Ŋutsu sia ŋutsu, si nye nunɔla
la, kpɔ mɔ aɖui, elabena nu kɔ-
kɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye. 23 Gake
womekpɔ mɔ aɖu nuvɔ̃ŋutivɔsalã,
si ƒe ʋu wotsɔ yi Mawu ƒe agba-
dɔ me, be woatsɔ alé avui le kɔ-
kɔeƒea me la, ƒe lã o, boŋ woatɔ
dzoe.

Vɔsasa ŋu se bubuwo.

7. Esia nye [k]fɔɖivɔsa ŋu se: Nu
kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wò-
nye. 2 Woawu fɔɖivɔsalã ɖe [l]afisi

wowua numevɔsalã ɖo, eye woa-
tsɔ eƒe ʋu ahlẽ ɖe vɔsamlekpui
la ŋu godoo ava kpe. 3 Eye woa-
tsɔ eƒe amiwo katã asa vɔe: Asi-
ke la kple eŋu miwo kpakple ami,
si tsyɔ dɔmenuawo dzi, 4 ayiku
eveawo kple wo ŋu mi, siwo ku
ɖe ali la ŋu, kpakple aklã ŋu mia-
wo; ayikuawo ŋu wòaɖe wo le.[a] a 3, 9. 10.
5 Eye nunɔla natɔ dzo wo le vɔ-
samlekpui la dzi, elabena dzovɔ-
sa wònye na Yehowa; fɔɖivɔsae.
6 Ŋutsu sia ŋutsu, si nye nunɔla
la, kpɔ mɔ aɖui le teƒe kɔkɔe la,
elabena nu kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe
wònye. 7 Nuvõŋutivɔsa kple fɔ-
ɖivɔsa wosɔ, se ɖeka le wo ŋu; b 3, 17.
nunɔla, si tsɔe lé avui la, tɔ wò-
nye. 8 Ne nunɔla sa numevɔ na
amea ɖe la, ekema numevɔsalã la d Mo. II. 22, 30.
ƒe[e] agbalẽ enye nunɔla tɔ. 9 Nu- e 1, 6.
ɖuvɔsa, siwo katã woƒona ɖe
kpo me, woɖana le ze me alo wo-
tɔna le agba me la, nanye nunɔla, f 3, 17.
si tsɔe sa vɔe la tɔ.[g] 10 Eye g 2. 4. 5. 7.
nuɖuvɔsa, siwo katã wode amii
alo wole ɣeɣe la, nye Aron viŋu-
tsuwo dome ɖesiaɖe tɔ.

11 Esia nye [h]akpedavɔ, si amea h 3.
ɖe asa na Yehowa la ŋu se: 12 Ne-
nye [i]kafukafu tae wòbe, yeasa vɔ i 22, 29.
ɖo la, ekema wòatsɔ aboŋgo ma-
ʋamaʋã, akaklã, si dzi wokɔ ami
ɖo, kpakple wɔ memee, si wodza-
ba kple ami hetsɔ tɔ tatali la,
akpe ɖe eƒe kafukafuvɔsalã la ŋu. k Mo. II. 29, 24.
13 Ke wòatsɔ abolo ʋaʋã akpe
ɖe eƒe kafukafu-kple akpedavɔ-
salã la ŋu. 14 Eye wòadzɔ eƒe
nunanawo tatata na Yehowa; esia l 9, 21.
nanye nunɔla, si hlẽa akpeda-
vɔsalã ƒe ʋu la tɔ. 15 Wòaɖu
eƒe kafukafu-kple akpedavɔsalã[n] n 19, 6; 22, 30.
la le gbesigbe wòsa vɔ la, eye
womagblẽ ɖeke ɖi ŋu nake ɖe
edzi o. 16 Ke ne amea ɖe ɖe
adzɔgbe alo dzi dzɔe wòsa vɔ la,
ekema woaɖu vɔsalã la le gbe-
sigbe wosa vɔ la, eye ne ŋu
ke ɖe dzi hã, wokpɔ mɔ aɖu
mamlea. 17 Vɔsalã, si tsi anyi
vaseɖe ŋkeke etɔ̃agbe la, woatɔ
dzoe. 18 Eye ne amea ɖe aɖu eƒe
akpedavɔsalã le ŋkeke etɔ̃agbe
la, womagaxɔe nɛ o, eye woma-
bui na amesi sa vɔ la o; lã ma-
kɔmakɔ wòanye, eye amesi aɖu
eƒe ɖe la, fɔɖiɖi la anɔ edzi.
19 Ne lã la ƒe ɖe ka nu makɔ-
makɔa ɖe ŋu la, womaɖui o, boŋ
woatɔ dzoe. Amesiame, si ŋu kɔ
la, kpɔ mɔ aɖu lã la. 20 Amesi
ŋu mekɔ o, gake wòɖu akpeda-
vɔsalã, si nye Yehowa tɔ la, woa-
tsrɔ̃e ɖa le eƒe dukɔ me viwo dome.
21 Ne amea ɖe de asi nu makɔ-
makɔa ɖe ŋu, eɖanye amea ɖe ƒe
nu makɔmakɔ, lã makɔmakɔ alo
ŋunyɔnu makɔmakɔa ɖe ŋu o, eye
wòɖu akpedavɔsa, si nye Yehowa
tɔ ƒe ɖe la, woatsrɔ̃e ɖa le eƒe
dukɔ me viwo dome.

22 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 23 Gblɔ na Israel-viwo be:
Miekpɔ mɔ aɖu nyi, alẽ alo gbɔ̃
ƒe [b]amia ɖeke o. 24 Ke miate ŋu
awɔ lã kukuwo kple lã, siwo nu
lé la, ƒe ami ŋu dɔ, gake miaɖui
o.[d] 25 Amesiame, si aɖu lã, si wo-
tsɔ sa dzovɔ na Yehowa, ƒe ami
la, woatsrɔ̃e ɖa le eƒe dukɔ me
viwo dome. 26 Miekpɔ mɔ aɖu
xe alo lãƒoneewo ƒe [f]ʋu le mia
nɔƒewo katã o. 27 Amesiame, si
aɖe nu ʋua ɖe ŋu la, woatsrɔ̃e
ɖa le eƒe dukɔ me viwo dome.

28 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
gblɔ bena: 29 Gblɔ na Israel-viwo
be: Ne amea ɖe sa akpedavɔ na
Yehowa la, ekema wòaɖe nusiwo
nye Yehowa tɔ le eƒe akpedavɔ-
salã ŋu la vɛ. 30 Eya ŋutɔ natsɔ
Yehowa ƒe dzovɔsa la vɛ; lã la
ƒe ami kple eƒe akɔ wòatsɔ vɛ,
eye [k]woanyè akɔ la le Yehowa ƒe
ŋku me. 31 Nunɔla natɔ dzo ami
la le vɔsamlekpui la dzi, ke akɔ
la nye Aron kple viaŋutsuwo tɔ.
32 [l]Ŋusita la hã nye nunɔla tɔ le
miaƒe akpedavɔsawo me. 33 Aron
viŋutsuwo dometɔ, si tsɔ akpeda-
vɔsalã ƒe ʋu kple ami sa vɔe la,
tɔ enye ɖusita la. 34 Elabena me-
ɖe akɔ, si wonyè kple ata, si nye
adzɔ la, le Israel-viwo ƒe akpe-
ɖavɔsawo me na nunɔla Aron kple
viaŋutsuawo. Esia anye ɖoɖo na
Israel-viwo tegbee.

35 Esia nye Aron kple viaŋu-
tsuwo ƒe gome le Yehowa ƒe dzo-
vɔsa la me, gbesigbe woɖo nunɔ-
laɖɔ me, be woasubɔ Yehowa,
36 gome, si Yehowa de se bena,
Israel-viwo natsɔ na wo, le gbe-
sigbe wòsi ami na wo la. Ŋoɖo
mavɔ wòanye na woƒe dzidzime-
viwo. 37 Esia nye numevɔsa,
nuɖuvɔsa, nuvõvɔsa, fɔɖivɔsa,

[a]ameɖovɔsa kpakple akpedavɔ-
sa ŋuti sewo; 38 se, siwo Yehowa
de na Mose le Sinai-to la dzi, le
gbesigbe wòde se na Israel-viwo
le Sinai-gbedzi, be woasa vɔ na
Yehowa.

### Nunɔlawo ŋuti kɔkɔ.

**8.** [b]Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
gblɔ bena: 2 Kplɔ nɔviwò
Aron kple viaŋutsuwo, eye natsɔ
awuawo, ami sisi la, nuvɔ̃vɔsa-
nyitsu la, agbo eveawo kpakple
kusi, si me nu maʋamaʋãwo le,
3 eye na ameha blibo la naƒo ƒu
ɖe Mawu ƒe agbadɔ la ƒe ʋɔtru
nu. 4 Mose wɔ, abe alesi Yehowa
de se nɛ ene, eye ameha la ƒo
ƒu ɖe Mawu ƒe agbadɔ la ƒe ʋɔ-
tru nu. 5 Tete Mose gblɔ na
ameha la bena: Ale Yehowa de
se be, woawɔ enye si. 6 Eye
Mose na Aron kple viaŋutsuawo
te va, eye wòle tsi na wo. 7 Edo
awutewui ʋlaya la nɛ, eye wòtsɔ
alidziblanu bla edzi; emegbe wò-
do dziwui la nɛ, eye wòdo kɔme-
wu la ɖe dzi; eyome wòtsɔ akɔ-
blanu, si le kɔmewua ŋu la, bla
akɔ nɛ; 8 etsɔ akɔtaɖonu la ɖo
eŋu, eye wòtsɔ [f]Urim kple Tu-
mim de akɔtaɖonu la me; 9 eme-
gbe wòtsɔ tablanu la bla ta nɛ,
eye wòtsi[g] sikaŋgoblanu kɔkɔe la
ɖe tablanu la ŋu le ŋgɔgbe, abe
alesi Yehowa de se na Mose ene.
10 Eyome Mose tsɔ [h]ami sisi la,
eye wòsii na nɔƒe la kple eme
nuawo katã, eye wòwɔ wo kɔkɔe.
11 Ewu ami la ɖe vɔsamlekpuia
ŋu zi adre, eye wòsi ami na vɔ-
samlekpui la kple eŋu nuawo katã,
tsileze la kple eƒe zɔ, be wòawɔ
wo kɔkɔe. 12 Eye wòkɔ ami sisi
la ƒe ɖe ɖe Aron ƒe tame hesi
ami nɛ, be wòakɔ eŋu. 13 Eye
Mose na Aron viŋutsuwo te va,
wodo awutewui ʋlayawo, eye wò-
tsɔ alidziblanu bla wo dzi na wo,
emegbe wòbla ta na wo, abe alesi
Yehowa de se na Mose ene.
14 Eye wòna wohe nuvɔ̃vɔsa-
nyitsu la vɛ, eye Aron kple via-
ŋutsuawo tsɔ woƒe asiwo ɖo nu-
vɔ̃vɔsanyitsua ƒe tame.[i] 15 Eme-
gbe Mose wui, eye wòtsɔ eƒe
asibide sisi ʋu la ƒe ɖe ɖe vɔsa-
mlekpui la ƒe dzowo ŋu godoo va
kpe, eye wòɖe nuvɔ̃ ɖa le vɔsamle-
kpui la ŋu; ke ekɔ ʋu mamlea
ɖe anyigba le vɔsamlekpui la gbɔ.
Ale wòwɔe kɔkɔe, esi wòwɔ avu-
lénuwo le eŋu. 16 Eye wòɖe ami,
siwo katã le dɔmenuawo ŋu, aklã
ŋu miawo kpakple ayiku eveawo
kple wo ŋu miawo. Eye Mose tɔ
dzo wo le vɔsamlekpui la dzi.
17 Ke etɔ dzo nyitsu la, eƒe agba-
lẽ, eƒe lã kple dɔmemiwo le asa-
ɖa la godo, abe alesi Yehowa de
se na Mose ene. 18 Eyome wòhe
[d]numevɔsagbo la vɛ, eye Aron
kple viaŋutsuwo tsɔ woƒe asi ɖo
agbo la ƒe tame. 19 Eye Mose
wui, eye wòtsɔ ʋu la hlẽ ɖe vɔ-
samlekpui la ŋu godoo va kpe.
20 Eye wòfli agbo la ɖe eƒe ƒu-
nuɖeƒeewo; eye Mose tɔ dzo ta
la, akpawo kple amiawo. 21 Ke
etsɔ tsi kpala dɔmenuawo kple
afɔawo, eye Mose tɔ dzo agbo
blibo la le vɔsamlekpui dzi. Nu-
mevɔsa, si ʋẽna lilili la wònye,
dzovɔsa wònye na Yehowa, abe
alesi Yehowa de se na Mose ene.
22 Emegbe wòhe agbo evelia, si
nye [e]ameɖogbo la vɛ, eye Aron
kple viaŋutsuawo tsɔ woƒe asi ɖo
agbo la ƒe tame. 23 Eye Mose wui
hetsɔ ʋu la ƒe ɖe sisi ɖe Aron ƒe ɖu-
sitogboe, ɖusiɖegblefetsu kpakple
ɖusifɔdegblefetsu ŋu. 24 Eyome
Mose na Aron viŋutsuawo te va,
eye wòtsɔ ʋu la ƒe ɖe sisi ɖe woƒe
ɖusitogboewo, ɖusidegblefetsuwo
kpakple ɖusifɔdegblefetsuwo ŋu.
Eye Mose tsɔ ʋu mamlea hlẽ ɖe
vɔsamlekpui la ŋu godoo va kpe.
25 Eye wòɖe eŋu miwo: Asike la
kple eŋu miwo, ami, siwo katã le
dɔmenuawo ŋu, aklã ŋu miwo, ayi-
ku eveawo kple wo ŋu miwo kpa-
kple ɖusita la. 26 Emegbe wòtsɔ
akaklã ɖeka, aboŋgo ɖeka kple
tatali ɖeka le kusi, si me nu ma-
ʋamaʋãwo le le Yehowa ŋku me
la me, heda ɖe amiawo kple ɖu-
sita la dzi, 27 eye wòtsɔ nu siawo
katã de asi me na Aron kple via-
ŋutsuawo henyè wo le Yehowa
ƒe ŋku me. 28 Eye Mose xɔ nuawo
le wo si da ɖe numevɔsalã la dzi
hetɔ dzo wo le vɔsamlekpui la
dzi. Ameɖovɔsa, si ʋẽna lilili la wò-
nye, dzovɔsa wònye na Yehowa.
29 Eyome Mose tsɔ ameɖogbo la
ƒe akɔ, eye wònyèe le Yehowa ƒe
ŋku me, eye wòzu Mose tɔ, abe
alesi Yehowa de se na Mose ene.

[a] 6, 13.
[b] kp. 1–32 kpɔ Mo. II. 29, 1 v. 35.
[d] 1, 10–13.
[e] 7, 37.
[f] Mo. II. 28, 30.
[g] Mo. II. 28, 36; 39, 30.
[h] Mo. II. 30, 25. 28.
[i] 4.

30 Eye Mose tsɔ ami sisi la kple ʋu, si le vɔsamlekpuia dzi la, ƒe ɖe wu ɖe Aron kple eƒe awuwo kpakple viaŋutsuawo kple woƒe awuwo ŋu; ale wòkɔ Aron kple eƒe awuwo kpakple viaŋutsuawo kple woƒe awuwo ŋu. 31 Eye Mose gblɔ na Aron kple viaŋutsuawo bena: Miɖa lã la le Mawu ƒe agbadɔ la nu, eye miaɖui le afima kple abolo, siwo le ameɖokusi la me, abe alesi wode se nam be, Aron kple viaŋutsuawo naɖui ene. 32 Ke ne lã la kple aboloa ɖe tsi anyi la, miatɔ dzoe. 33 Migadzo le Mawu ƒe agbadɔ la nu ŋkeke adre sɔŋ o, vaseɖe gbesigbe mia ɖoɖo ŋkeke la nawu nu, elabena ŋkeke adree wole mia ɖo ge. 34 Alesi wowɔ egbea la, nenema Yehowa de se be, woawɔ ayi dzi, be woalė avu na mi. 35 Minɔ Mawu ƒe agbadɔ la nu ŋkeke adre sɔŋ zã kple keli, eye ŋkeke adre mialė ŋku ɖe Yehowa ƒe ɖoɖoawo ŋu, ne miagaku o, elabena nenema wòde se gblɔ. 36 Eye Aron kple viaŋutsuawo wɔ nusiänu, abe alesi Yehowa de se na Mose ene.

**Dzo fiã Aron ƒe vɔsasa gbãtɔ.**

9. Le [d]ŋkeke enyiagbe Mose yɔ Aron kple Israel-ame tsitsiwo, 2 eye wògblɔ na Aron bena: Lė nyitsuvi woawɔ nuvɔ̃vɔsae kple agbo woawɔ numevɔsa; woa kple eve la nasɔ blibo, eye nakplɔ wo ava Yehowa ƒe ŋku me. 3 Eye nagblɔ na Israel-viwo bena: Milė gbɔ̃tsu woawɔ nuvɔ̃vɔsae, nyivi kple alẽvi, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, eye wosɔ blibo la, woawɔ numevɔsae, 4 nyi kple agbo ɖeka woawɔ akpeɖavɔsae; eye miawu wo le Yehowa ƒe ŋku me, eye miatsɔ nuɖuvɔsa, si wode amii vɛ, elabena egbea Yehowa aɖe eɖokui afia mi. 5 Tete wotsɔ nusiwo Mose bia la, va Mawu ƒe agbadɔ la nu, eye ameha blibo la ƒo ƒu hetsi tre ɖe Yehowa ƒe ŋku me. 6 Eye Mose gblɔ bena: Ale Yehowa de se be, miawɔ; miwɔe, be Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe naɖe eɖokui afia mi! 7 Emegbe Mose gblɔ na Aron bena: Te ɖe vɔsamlekpui la ŋu, eye nasa wò nuvɔ̃vɔ kple wò numevɔ, bena nalė avu na [h]ɖokuiwò kple dukɔ la; eyome nasa vɔ ɖe dukɔ la ta, be nalė avu na wo, abe alesi Yehowa de se ene.

8 Tete Aron te ɖe vɔsamlekpui la ŋu, eye wòwu nyitsuvi la, wòanye eya ŋutɔ ƒe nuvɔ̃vɔsa. 9 Eye Aron viŋutsuawo tsɔ ʋu la vɛ nɛ, eye wòtsɔ eƒe asibide de ʋu la me hesisi ɖe vɔsamlekpui la ƒe dzowo ŋu, ke etsɔ ʋu mamlea kɔ ɖe vɔsamlekpui la te. 10 Eye wòtɔ dzo nuvɔ̃vɔsalã ƒe [a]amiawo, ayikuawo kple aklã ŋu miawo le vɔsamlekpui la dzi, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 11 Ke etɔ dzo lã la ŋutɔ kple agbalẽa le asaɖa la godo. 12 Eyome wòwu numevɔsalã la, eye Aron viŋutsuawo tsɔ ʋu la nɛ, eye wòhlẽe ɖe vɔsamlekpui la ŋu godoo va kpe.[b] 13 Wotsɔ numevɔsalã la ƒe akpawo kpakple ta la nɛ, eye wòtɔ dzo wo le vɔsamlekpui la dzi. 14 Eye wòkpala dɔmenuawo kple afɔawo da ɖe numevɔsalã la dzi hetɔ dzo wo.

15 Emegbe wòsa vɔ na dukɔ la. Elė nuvɔ̃vɔsagbɔ̃tsu, si nye dukɔa tɔ la, eye wòwui hetsɔ sa nuvɔ̃vɔe, abe alesi wòwɔe gbã ene. 16 Eyome wòhe numevɔsalã la vɛ, eye wòsa vɔ la ɖe ɖoɖo la nu. 17 Eye wòtsɔ nuɖuvɔsa la vɛ: eku asiʋlo ɖeka le eŋu hetɔ dzoe le vɔsamlekpui la dzi kpe ɖe ŋdinumevɔsa la ŋu. 18 Eye wòwu nyi kple agbo la hena dukɔ la ƒe akpeɖavɔsasa. Aron viŋutsuawo tsɔ ʋu la nɛ, eye wòhlẽe ɖe vɔsamlekpui la ŋu godoo va kpe. 19 Wotsɔ nyi la ƒe amiawo, agbo la ƒe asike kple eŋu miawo, ami, si tsyɔ dɔmenuawo dzi, ayikuawo kple aklã ŋu miawo 20 da ɖe lãwo ƒe akɔwo dzi, eye wòtɔ dzo amiawo le vɔsamlekpui la dzi. 21 Ke Aron nyė akɔwo kple ɖusitawo le Yehowa ƒe ŋku me, abe alesi Mose de se ene.[e]

22 Emegbe Aron wu eƒe asiwo dzi ɖe dukɔ la dzi, eye [f]wòyra wo; eye esi wòsa nuvɔ̃vɔ, numevɔ kple akpeɖavɔ vɔ la, eɖi ɖe anyi. 23 Eye Mose kple Aron woyi ɖe Mawu ƒe agbadɔ la me; eye esi wodo go la, woyra dukɔ la. Tete Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ɖe eɖokui fia dukɔ blibo la.[g] 24 Eye [i]dzo tso Yehowa gbɔ fiã nume-

[a] 4, 8–12.
[b] 1, 10–13.
[d] 8, 33.
[e] 7, 30–34.
[f] Mo. IV. 6, 23 v. 27.
[g] Mo. II. 40, 34.
[h] 16, 6. 11. 15; Heb. 5, 3; 7, 27.
[i] Kron. II. 7, 1.

vɔsalã kple amiawo le vɔsamle-
kpui la dzi. Dukɔ blibo la kpɔe,
eye wotso aseye hetsyɔ mo anyi.

Dzo fiã Nadab kple Abihu.

**10.** Eye Aron viŋutsuawo, Nadab
kple Abihu, tsɔ wofe dzudzɔ-
dosonuwo ɖe dzo ɖe me, eye wo-
da dzudzɔdonu ɖe wo dzi, eye
wotsɔ dzo bubu, si ŋu meɖe mɔ
le na wo o la, va Yehowa fe ŋku
me. 2 Tete dzo tso Yehowa gbɔ
va fiã wo, eye woku ɖe Yehowa
fe ŋku me.[d] 3 Eye Mose gblɔ na
Aron bena: Ke esia gblɔm Ye-
howa le enye sia bena: Maɖe ɖo-
kuinye afia amesi [e]te ɖe ŋunye
la, abe kɔkɔetɔ ene, eye maɖe
nye ŋutikɔkɔe afia le dukɔ blibo
la ŋku me. Tete Aron zi kpi. 4 Eye
Mose yɔ [f]Misael kple Elzafan,
Aron tɔɖia Usiel fe viŋutsuwo, gblɔ
na wo bena: Miva, ne[g] miakɔ mia
nɔviawo ado goe le kɔkɔefe la
me ayi ɖe asaɖa la godo. 5 Tete
wova, eye wokɔ wo yi ɖe asaɖa
la goɖo, eye awutewui ʋlayawo
le wo ŋu, abe alesi Mose gblɔ ene.
6 Eye Mose gblɔ na Aron kple
viaŋutsuawo Eleazar kple Itamar
bena: [h]Migakaka miafe ɖawo ɖe
ta o, eye migadze miafe awuwo o,
ne miagaku, eye wòaɖo dɔmedzoe
ɖe ha blibo la ŋu o. Ke mia nɔ-
viwo, Israel fe afe blibo la, nafa
dzo, si Yehowa tɔ nu la. 7 Mi-
gadzo le Mawu fe agbadɔ la nu,
bena miaku o, elabena Yehowa
fe ami le mia ŋu. Eye wowɔ, abe
alesi Mose gblɔ ene.
8 Eye Yehowa gblɔ na Aron
bena: 9 Ne mia kple viwòŋutsua-
wo miele Mawu fe agbadɔ la me
yi ge la, migano wein alo aha
muamea ɖeke o, bena miagaku o.
Ðoɖo mavɔ wòanye na miafe dzi-
dzimeviwo.[l] 10 Miaɖe vovo nu
kɔkɔewo kple nu makɔmakɔwo,
nu madzamadzawo kple nu dza-
dzɛwo dome. 11 Eye miafia ɖoɖo,
siwo katã Yehowa ɖo to Mose
dzi la, Israel-viwo.
12 Eye Mose gblɔ na Aron kple
Eleazar kpakple Itamar, viaŋutsu,
siwo susɔ ɖi bena: Mitsɔ nu-
ɖuvɔsa, si susɔ tso Yehowa fe
dzovɔsa me la, eye miaɖui maʋa-
maʋãe le vɔsamlekpui la gbɔ,
elabena nu kɔkɔewo fe nu kɔkɔe
wònye. 13 Tefe kɔkɔe la miaɖui
le; [a]wò ŋutɔ kple viwòŋutsuawo
fe gome wònye tso Yehowa fe
dzovɔsa la me; elabena nenema
woɖe se nam. 14 Ke wò ŋutɔ,
viwòŋutsuwo kple viwònyɔnuwo
miaɖu [b]lã la fe akɔ, si wonyè kple
ata, si nye adzɔ la, le tefe dza-
dzɛ la, elabena wò ŋutɔ kple vi-
wòŋutsuawo fe gome wònye tso
Israel-viwo fe akpeɖavɔsawo me.
15 Woatsɔ ata, si nye adzɔ, kple
akɔ, si wonyè la, akpe ɖe amiawo,
siwo nye dzovɔsa la ŋu, eye na-
nyè wo le Yehowa fe ŋku me, bena
woanye wò ŋutɔ kple viwòŋu-
tsuawo tɔ. Miafe gome wòanye
tegbee, abe alesi Yehowa ɖe se ene.
16 Eye Mose bia nuvɔ̃vɔsagbɔ̃-
tsu, si susɔ la, ta se, eye kpɔ ɖa,
wotɔ dzoe xoxo. Tete wòɖo dɔ-
medzoe ɖe Eleazar kple Itamar,
Aron viŋutsu mamleawo ŋu gblɔ
bena: Nukaŋuti mieɖu nuvɔ̃vɔsalã
la le tefe kɔkɔe la o? Elabena
nu kɔkɔewo fe nu kɔkɔe wònye,
eye wotsɔe na mi, bena miaɖe ha
la fe vodadawo ɖa, eye mialé avu
na wo le Yehowa fe ŋku me. 18 Kpɔ
ɖa, wometsɔ efe ʋu yi kɔkɔefe
la mee o, eyata ɖe miaɖui le tefe
kɔkɔe la, abe alesi meɖe se ene
hafi.[i] 19 Eye Aron fo nu kple
Mose bena: Kpɔ ɖa, wosa nuvɔ̃vɔ
kple numevɔ na Yehowa egbea.
Esi wònye dzinyee nya la dzɔ ɖo
la, ne meɖu nuvɔ̃vɔsalã egbea la,
adze Yehowa ŋua? 20 Esi Mose
see la, edze eŋu.

Vovototo, si le lã tsitsriwo kple lã matsri-matsriwo dome.

**11.** Eye Yehowa fo nu kple Mose
kple Aron gblɔ na wo bena:
2 [k]Migblɔ na Israel-viwo be: Lã,
siwo miaɖu le lãfɔnewo dome le
anyigba dzi la, wonye si. 3 Mie-
kpɔ mɔ aɖu lãfɔne, siwo katã fe
afɔkli me fe, eye wodzɔa nu ga-
ɖuna. 4 Ke lã, siwo dzɔa nu ga-
ɖuna kple esiwo fe afɔkli me fe
dometɔ, siwo miaɖu o la, wonye:
kposɔ, elabena edzɔa nu gaɖuna,
ke efe afɔkli me mefe o, lã ma-
kɔmakɔ wòanye na mi; 5 xɔfie,
elabena edzɔa nu gaɖuna, ke efe
afɔkli me mefe o, lã makɔmakɔ
wòanye na mi; 6 fɔmizi, elabena
edzɔa nu gaɖuna, ke efe afɔkli
me mefe o, lã makɔmakɔ wòanye

a 2, 3.
b 7, 34.
d Mo. IV. 16, 35; Kron. II. 26, 16 v. 20.
e Pet. I. 4, 17.
f Mo. II. 6, 22.
g Dɔ. 5, 6. 10.
h 21, 10.
i 6, 19. 22.
k Mo. I. 7, 2; Dɔ. 10, 14. 15; Kol. 2, 16; Tim. I. 4, 4.
l Xez. 44, 21; Tim. I. 3, 3; Ti. 1, 7.

na mi; 7 kpakple ha, elabena eƒe
afɔkli me ƒe keŋ, gake megadzɔa
nu ɖuna o, lã makɔmakɔ wòanye
na mi. 8 Migaɖu woƒe lã o, eye
migade asi woƒe kuku hã ŋu o,
elabena nu makɔmakɔwo woanye
na mi.
9 Tɔmelã, siwo katã miekpɔ mɔ
aɖu la wonye, esiwo ŋu adza kple
tsrowo le, le ƒuwo kple tɔsisiwo
me. 10 Ke lã, siwo katã ŋu adza
kple tsro mele o, le ƒuwo kple
tɔsisiwo me, kple nusiwo katã
ʋãna le tɔwo me, kpakple tɔme-
nu gbagbewo katã la, ŋunyɔnu
woanye na mi. 11 Ŋunyɔnu woa-
nye na mi, migaɖu woƒe lã o, eye
woƒe kukua nanyɔ ŋu na mi.
13 Xe, siwo mianyɔ ŋui, eye
miaɖu o la wonye: hɔ̃, akpo, gba-
gblaxetsu, 14 aʋako kple ayisu
ƒomeviwo katã, 15 akpaviã ƒome-
viwo, 16 golo, sagbadre, tsalɛ̃ kple
xe ƒonu ƒomeviwo katã, 17 ʋlu-
kuku, tsimese kple aŋɔɣi, 18 fa-
vieʋuto, aluge kple akagã, 19 da-
mixe, ako ƒomeviwo, agudzixe
kple drui.
20 Nu dzodzoe, siwo katã zɔa
afɔ enee dzi la, ŋunyɔnu woanye
na mi. 21 Ke miekpɔ mɔ aɖu
nu dzodzoe, siwo zɔa afɔ ene dzi,
eye wotsɔa megbetatiwo dzoa
kpoe tso anyigba. 22 Esiwo mie-
kpɔ mɔ aɖu le wo dome la wo-
nye ʋetsuvi tɔgbewo keŋ, siwo
nye: ʋetra ƒomeviwo, abɔ ƒome-
viwo kple tukɔmitukɔmi ƒomevi-
wo. 23 Ke nu dzodzoe bubu, siwo
katã gɔme afɔ ene le la, ŋunyɔnu
woanye na mi. 24 Esiawo nye
nusiwo miatsɔ agblẽ kɔ ɖo na mia
ɖokui. Amesiame, si de asi woƒe
[b]kukua ŋu la,[d] eŋu mekɔ o vaseɖe
fiẽ. 25 Amesiame, si atsɔ wo do-
metɔa ɖe ƒe kukua la, nanyã eƒe
avɔwo, eye eŋu mekɔ o vaseɖe
fiẽ. 26 Lã, siwo katã ƒe afɔkli
me ƒe, gake mefe ʋu keŋ o, eye
womegadzɔa nu ɖuna o la, lã ma-
kɔmakɔwo woanye na mi; ame-
siame, si aka asi wo ŋu la, eŋu
mekɔ o. 27 Lã, siwo katã ƒe li
na, eye wozɔa afɔ enee dzi la,
lã makɔmakɔwo woanye na mi,
amesiame, si aka asi woƒe kukua
ŋu la, eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ.
28 Eye amesi atsɔ woƒe kuku la,
nanyã eƒe avɔwo, eye eŋu mekɔ
o vaseɖe fiẽ; elabena lã makɔ-
makɔwo wonye na mi.
29 Anyigbadzilã sue, siwo ŋu
mekɔ na mi o wonye: adɔ, afi
kple adoglo ƒomeviwo, 30 atɔ,
ana, xɔmenyatri, ve kple agama.
31 Esiawo nye lã makɔmakɔwo
na mi le lã suewo katã dome;
amesi ade asi woƒe kukua ŋu la,
eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ. 32 Nu-
sianu, si dzi woƒe kukua ge dze
la, ŋu mekɔ o, eɖanye atinuwo,
avɔ, lãgbalẽ, kotoku alo nusianu,
si ŋu dɔ wowɔna o, ele be, woade
wo tsi me, eye wo ŋu mekɔ o
vaseɖe fiẽ; emegbe hafi wo ŋu
agakɔ. 33 Ne woge dze anyinua
ɖe me la, ekema nusianu, si le
eme la, ŋu mekɔ o, eye ele be,
miagbã nu la. 34 Nuɖuɖu sia nu-
ɖuɖu, si dzi wokɔ tsi ma ɖo la,
ŋu mekɔ o, eye nunono sia nu-
nono, si le nu mawo ƒe ɖe me la,
ŋu mekɔ o. 35 Nusianu, si dzi
woƒe kukua dze la, ŋu mekɔ o,
eɖanye abolokpo alo mlekpui o,
ele be, woagbãe; nu makɔmakɔwo
wonye, eye ŋunyɔnu woanye na
mi. 36 Ke tsi dzidziwo, vudowo
kple tawo ŋu kɔ, gake amesi ke
de asi woƒe kukua ŋu la, eŋu me-
kɔ o. 37 Ne woƒe kukua dze
nukua ɖe, si ƒã ge woala dzi la,
eŋu kɔ. 38 Ke ne wode nuku la
tsi, eye woƒe kukua dze edzi la,
ekema eŋu mekɔ na mi o. 39 Ne
lã, siwo mieɖuna la, dometɔa ɖe
ku, eye amea ɖe de asi kukua ŋu
la, eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ. 40 Amesi
[a]ɖu kukua la, nanyã eƒe avɔwo,
eye eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ; amesi
tsɔ kukua la, nanyã eƒe avɔwo,
eye eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ.
41 Anyigbadzilã suewo katã la,
ŋunyɔnuwo wonye, eye womaɖu
wo o. 42 Lã sue, siwo katã zɔna
le anyigba dzi, esiwo tana le ƒodo
dzi kpakple esiwo gɔme afɔ ene
alo afɔ geɖe le la, miaɖu wo o,
elabena ŋunyɔnuwo wonye. 43 Mi-
gatsɔ lã suewo do ŋunyɔ mia ɖo-
kui o, eye migatsɔ wo gblẽ kɔ
do ahaƒo ɖi mia ɖokui o. 44 Ela-
bena nyee nye Yehowa, miaƒe
Mawu. Eyata miwɔ mia ɖokui
kɔkɔe, eye mianɔ kɔkɔe, elabena
[e]kɔkɔetɔ menye; migatsɔ anyi-
gbadzilã suewo gblẽ kɔ ɖo na
mia ɖokui o. 45 Nyee nye Ye-

a Mo. 11. 22, 30.
b 5, 2.
d 14, 46.
e 19, 2.

howa, si kplɔ mi tso Egipte-nyi-
gba dzi, bena manye miaƒe Mawu.
Eyata minɔ kɔkɔe, elabena kɔ-
kɔetɔ menye.[a] 46 Esia nye se le a 20, 26.
lãfɔnewo, xewo kple tɔmenu gba-
gbewo kpakple anyigbadzilã sue-
wo katã ŋuti, 47 bena woade vovo
nu makɔmakɔ kple nu kɔkɔe do-
me, eye woade vovo lã, si woaɖu
kple esi womaɖu o la dome.

Ɖoɖo na nyɔnu, si dzi vi.

12. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Gblɔ na Israel-viwo
be: Ne nyɔnua ɖe fɔ fu, eye wò-
dzi ŋutsuvi la, ekema eŋu mekɔ
o ŋkeke adre, [b]abe ŋkeke alesi b 15, 19
wòkpɔa dzinui ene. 3 Eye le ŋke-
ke enyiagbe la woatso eƒe aʋa-
nuyi ɖa.[d] 4 Eye wòatsi xɔ me d Mo. I. 17, 11. 12; Yoh. 7, 22; Lu. 2, 21.
ŋkeke blaetɔ̃ vɔ etɔ̃, le ʋu, si le
eŋu la ta. Made asi nu kɔkɔea
ɖeke ŋu o, eye mekpɔ mɔ ade
kɔkɔeƒe la hã o, vaseɖe esime
ŋkekeawo nade, eye eŋu nakɔ
hafi. 5 Ke ne edzi nyɔnuvi la,
ekema eŋu mekɔ o kwasiɖa eve,
abe alesi wòkpɔa dzinui ene;
emegbe wòatsi xɔ me ŋkeke
blaade vɔ ade le ʋu, si le eŋu la
ta. 6 Nenye ŋutsuvi alo nyɔnuvie,
eye ŋkekeawo de eŋu kɔ la, eke-
ma wòalé alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka,
woawɔ numevɔsae, kple ahɔnevi
alo akpakpa woawɔ [e]nuvɔ̃vɔsae, e 5, 7.
avae na nunɔla le Mawu ƒe agbadɔ
la nu. 7 Eya natsɔe asa vɔe le
Yehowa ŋku me, bena wòalé avu
nɛ, ekema eŋu kɔ tso ʋu, si do
le eŋu la me. Esia nye se na
nyɔnu, si dzi ŋutsuvi alo nyɔnuvi.
8 Ke ne mate ŋu ana alẽ o la,
ekema wòatsɔ [f]akpakpa alo ahɔ- f Lu. 2, 24.
nevi eve vɛ; ɖeka woawɔ nume-
vɔsae, eye ɖeka woawɔ nuvɔ̃vɔsae,
eye nunɔla nalé avu nɛ, ekema
eŋu kɔ.

Alesi woakpɔ adze si anyi le ame ŋu.

13. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena:[g] 2 Ne g Mo. V. 24, 8.
amea ɖe ƒe ŋutigbalẽ dze hafla,
aklabi alo dzi, eye wòbe, yeatrɔ
zu anyi la, ekema woakplɔ ame
la ava nunɔla Aron alo viaŋutsu,
siwo nye nunɔlawo la, dometɔ
ɖeka gbɔe. 3 Ne nunɔla kpɔ nusi
le eƒe ŋutigbalẽ ŋu, eye fu, siwo
le eteƒe, fu ɣie, eye nu la [h]teƒe h 14, 37.
nyẽ ɖe me wu ŋutigbalẽ bubua-
wo la, ekema anyie; eye ne nu-
nɔla la kpɔe la, wòabui ame ma-
kɔmakɔe. 4 Ke ne eƒe ŋutigbalẽ
ɖe bo ɣie ko, eye eteƒe menyẽ
ɖe me wu ŋutigbalẽ bubuawo o,
eye fuawo hã mefu ɣie o la, eke-
ma nunɔla la natu ame la ɖe xɔ
me ŋkeke adre. 5 Eye ne nunɔla
la kpɔe le ŋkeke adreagbe, eye
wòdze sii be, nua gale nenema
ko, eye mekaka ɖe eƒe ŋutigbalẽ
me o la, ekema nunɔla la nagatui
ɖe xɔ me zi evelia ŋkeke adre.
6 Ne nunɔla la gakpɔe ɖa le
ŋkeke adreagbe, eye nu la teƒe
lé akpɔ, eye mekaka ɖe eƒe ŋu-
tigbalẽ me o la, ekema nunɔla
nabui amesi ŋu kɔ; elabena dzi
ko wònye, eye ame la nanyã eƒe
avɔwo, ekema eŋu kɔ. 7 Ke ne
ede nunɔla la gbɔ, eye wòbui
amesi ŋu kɔ, hafi dzi la va kaka
ɖe eƒe ŋutigbalẽ me emegbe la,
ekema wòagatsɔ eɖokui afia nu-
nɔla la zi evelia. 8 Ne nunɔla la
kpɔ bena, dzi la kaka ɖe eƒe ŋu-
tigbalẽ me la, ekema nunɔla la
nabui ame makɔmakɔe, anyie wò-
nye.
9 Ne anyi ƒo ɖe amea ɖe ŋu la,
ekema woakplɔe ava nunɔla gbɔe.
10 Eye ne nunɔla la kpɔ bena,
eŋu ɖo lohoeloho ɣie, eye fuawo
trɔ zu ɣie, alo adzu ɖo lohoeloho
la me la, 11 ekema anyi xoxo wò-
nye le eŋu, eye nunɔla la nabui
ame makɔmakɔe; matui ɖe xɔ me
o, elabena eŋu mekɔ o. 12 Ke ne
nunɔla la tsa le eŋu, eye anyi la
ƒo ɖe eŋu katã, tso tame vaseɖe
afɔ gɔme, 13 eye ne nunɔla la
kpɔ bena, anyi la xɔ eŋu katã,
eye eŋu fu ɣie keŋ la, ekema
wòabui amesi ŋu kɔe. 14 Ke ne
adzu ɖo me la, ekema eŋu mekɔ
o; 15 eye ne nunɔla la kpɔ adzua
la, ekema wòabui ame makɔma-
kɔe; elabena adzu la nu vɔ̃e,
anyie wònye. 16 Ne adzu la mie,
eye wòfu ɣie la, ekema ame la
nava nunɔla gbɔ. 17 Eye ne nu-
nɔla la kpɔ bena, nu la fu ɣie la,
ekema nunɔla la nabui be, eŋu kɔ.
18 Ne nuƒoƒo ƒo amea ɖe hemie,
19 emegbe nuƒoƒo la teƒe lolo alo
dze dzi, si le ɣie hede dzẽ wɔ ge
la, ekema wòatsɔ eɖokui afia nu-
nɔla. 20 Ne nunɔla la kpɔ bena,
nu la teƒe nyẽ ɖe me wu ŋuti-

gbalẽ bubuawo, eye fuawo fu ɣie
la, ekema nunɔla la nabui ame
makɔmakɔe; anyie wònye ƒo ɖe
nuƒoƒo la teƒe. 21 Ke ne nunɔla
kpɔ bena, fu ɣiwo mele edzi o,
eye eteƒe menyẽ ɖe me o, ke
wòlé akpɔ la, ekema nunɔla la
natui ɖe xɔ me ŋkeke adre. 22 Eye
ne ekaka ɖe eƒe ŋutigbalẽ me la,
ekema nunɔla nabui ame makɔ-
makɔe; anyie wònye. 23 Ke ne
nu la teƒe gale nenema ko, eye
mekeke ɖe nu o la, ekema [a]nu [a] kp. 28.
kuku teƒee, eye nunɔla nabui
amesi ŋu kɔe.
24 Ne dzo fiã amea ɖe, eye dzobi
la teƒe le ɣie de dzẽ wɔ ge alo le
ɣie keŋ, 25 eye ne nunɔla kpɔ
bena fu, siwo le eteƒe, fu ɣie, eye
eteƒe nyẽ ɖe me la, ekema anyie
wònye ƒo ɖe dzobi la teƒe, eye
nunɔla la nabui ame makɔmakɔe;
anyie wònye. 26 Ke ne nunɔla
la kpɔ bena, fu ɣiwo mele eteƒe
o, eteƒe menyẽ ɖe eme o, eye
melé akpɔ hã o la, ekema nunɔla
natui ɖe xɔ me ŋkeke adre. 27 Ne
nunɔla kpɔe ɖa le ŋkeke adreagbe,
eye wòkeke ɖe nu la, ekema nu-
nɔla nabui ame makɔmakɔe; anyie
wònye. 28 Ke ne teƒe ɣi la tsi
nenema, mekeke ɖe nu o, eye
wòlé akpɔ la, ekema [b]dzobi kuku [b] kp. 28.
teƒe wònye.
29 Ne aklabi ƒo ɖe ŋutsu alo
nyɔnua ɖe ƒe ta me alo ge me,
30 eye ne nunɔla kpɔ aklabi la,
eteƒe nyẽ ɖe me, eye ɖawo zu hẽ
hele belibeli la, ekema nunɔla na-
bui ame makɔmakɔe; aklabi vɔ̃-
ɖie, anyie wònye ƒo ɖe ta me alo
ge me nɛ. 31 Ke ne nunɔla la
kpɔ bena, aklabi la teƒe menyẽ
ɖe me o, eye ɖa, siwo le edzi, me-
nyɔ o la, ekema nunɔla la natu
ame la ɖe xɔ me ŋkeke adre.
32 Eye ne nunɔla la kpɔe ɖa le
ŋkeke adreagbe, eye aklabi la
melolo ɖe dzi o, ɖa, siwo le eteƒe,
mezu hẽ o, eye aklabi la teƒe me-
nyẽ ɖe me o la, 33 ekema wòako
ta, gake wòatso aklabi la teƒe ɖi,
eye nunɔla la nagatu ame la ɖe
xɔ me zi evelia ŋkeke adre. 34 Eye
ne nunɔla la kpɔ ame la le ŋkeke
adreagbe, aklabi la melolo ɖe dzi
o, eye eteƒe menyẽ ɖe me hã o
la, ekema nunɔla la nabui amesi
ŋu kɔe, eye wòanyã eƒe avɔwo,
ekema eŋu kɔ. 35 Ke ne nunɔla
la bui be, eŋu kɔ, emegbe hafi
aklabi la va lolo ɖe dzi, 36 eye
ne nunɔla la kpɔ bena, aklabi la
nya lolo ɖe dzi ko la, ekema nu-
nɔla la megabia ɖa hẽ ta se o,
ame makɔmakɔ wònye. 37 Ke ne
ekpɔ bena, aklabi la tsi nenema,
eye ɖa yibɔwo to ɖe eŋu la, eke-
ma aklabi la ku; ame la ŋu kɔ,
eye nunɔla nabui amesi ŋu kɔe.
38 Ne aklabi ƒo ɖe ŋutsu alo nyɔ-
nua ɖe ŋu, 39 eye nunɔla kpɔ
bena, eƒe ŋutigbalẽ lé akpɔ la,
ekema menye aklabi vɔ̃ɖie ƒo ɖe
eŋu o; eŋu kɔ.
40 Ne ɖa be le dzodome na
amea ɖe la, ekema tabebetɔ wò-
nye; eŋu kɔ. 41 Eye ne ɖa be le
ŋgonu nɛ la, ekema tabebetɔ wò-
nye; eŋu kɔ. 42 Ke ne dzi ɣi, si
de dzẽ wɔ ge, ƒo ɖe bebea teƒe
le dzodome alo ŋgonu la, ekema
anyie ƒo ɖe eƒe dzodome alo ŋgo-
nu. 43 Eye ne nunɔla la kpɔ
bena, nusi ƒo ɖe eƒe dzodome alo
ŋgonu la, le ɣie de dzẽ wɔ ge,
abe alesi anyi ƒona ɖe ame ŋutii
ene la, 44 ekema ŋutsu la dze
anyi, eŋu mekɔ o, eye nunɔla la
nabui ame makɔmakɔe, agabui ɖe
dzi; anyie wòdze ɖe ta. 45 Ɖovu
nanɔ anyidzela ŋu, wòagblẽ eƒe
ta ɖi wòato, eye wòabla glã anɔ ɣli
dom bena: Busue! busue! 46 Ŋkeke
alesi anyia le eŋu la, eŋu mekɔ
o, eya ɖeka nanɔ aga, asaɖa la
godo nanye enɔƒe.[d] [d] Mo. IV. 5, 8.

**Alesi woakpɔ anyi adze sii le awuwo me.**

47 Ne anyi ɖo awua ɖe me, eɖa-
nye kuntru alo aklala o, 48 eɖa-
nye avɔ alo nusi wotsɔ ɖeti alo
lãfu lɔ̃e o, eɖanye lãgbalẽ alo
nusi wotsɔ lãgbalẽ wɔe o, 49 eye
ne nusi le awu alo lãgbalẽ, avɔ
alo nu lɔlɔ̃a ɖe alo nusi wotsɔ
lãgbalẽ wɔe la me, de amamatsi
alo de dzẽ wɔ ge la, ekema anyie
wònye, eye woatsɔe afia nunɔla.
50 Eye ne nunɔla la kpɔ nua la,
ekema wòatsɔ nu la ade xɔ me
ŋkeke adre. 51 Ne ekpɔe ɖa le
ŋkeke adreagbe, eye nu la keke
ɖe nu le awu alo avɔ, nu lɔlɔ̃ alo
lãgbalẽ, alo nusi wotsɔ lãgbalẽ
wɔe la me la, ekema anyi vɔ̃ɖie;
nu la ŋu mekɔ o. 52 Eye wòatɔ
dzo awu, avɔ alo nusi wotsɔ lãfu
alo ɖeti lɔ̃e alo nusianu, si wotsɔ

lãgbalẽ wɔe, si ŋu nu la le; anyi
võḍie, eyata woatɔ dzo nu la.
53 Ke ne nunɔla la kpɔ bena, nu
la mekeke ḍe nu le awu, avɔ, nu
lɔlɔ̃ alo nusi wotsɔ lãgbalẽ wɔe
la me o la, 54 ekema nunɔla la
nade se be, woanyã nusi ŋu wòle,
emegbe wòatsɔe ade xɔ zi evelia
ŋkeke adre. 55 Ne wonyã nu la,
eye nunɔla la kpɔ bena, egale ne-
nema ko, eye mekeke ḍe nu hã o
la, ekema nu makɔmakɔ wònye;
ele be, woatɔ dzoe, anyie wònye
lé ḍe nu la megbe alo ŋku me.
56 Ke ne wonyã nu la, eye nu-
nɔla la kpɔ bena, megale nenema
o la, ekema wòalã teƒe la ḍa le
awu alo lãgbalẽ, avɔ alo nu lɔlɔ̃
la me. 57 Ke ne egaḍo awu alo
avɔ, nu lɔlɔ̃ alo nusi wotsɔ lã-
gbalẽ wɔe me la, ekema anyie,
ele be, woatɔ dzo nusi ŋu wòle.
58 Ne ènyã awu alo avɔ, nu lɔlɔ̃
alo nusi wotsɔ lãgbalẽ wɔe, eye
nu la do le me la, ekema naga-
nyãe zi evelia, emegbe la eŋu kɔ.
59 Esia nye se le anyi, si ḍo awu,
si nye kuntru alo aklala, avɔ alo
nu lɔlɔ̃ alo nusianu, si wotsɔ lã-
gbalẽ wɔe me la ŋuti, alesi woa-
bui be, eŋu kɔ, alo eŋu mekɔ o.

Alesi woada gbe le anyidzela ŋuti.

14. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Esia nye se na anyi-
dzela, ne wole eŋu kɔ ge. Woa-
kplɔe ava [e]nunɔla gbɔe, 3 eye
nunɔla la nado ayi egbɔ le asaḍa
la godo. Ne nunɔla la kpɔ bena,
anyi la vɔ le anyidzela ŋu la.
4 ekema nunɔla nade se bena,
woana xevi gbagbe eve, siwo dza
kple sederti, ka dzẽ kpakple isop
ḍe amesi ŋu kɔm wole la ta.
5 Eye nunɔla nade se bena, woa-
tso xevi ḍeka ḍe tɔsisi me tsi ŋgɔ
le ze me. 6 Eye wòatsɔ xevi gba-
gbe la kple sederti, ka dzẽ kpa-
kple isop la atɔ xeviʋu, si wotso
ḍe tɔsisi me tsi ŋgɔ la me, 7 awu
ḍe anyidzela, si ŋu kɔm wole la
ŋu, eye wòakɔ eŋu; ke [f]wòaḍe
asi le xevi gbagbe la ŋu aḍo ḍe
gbe me. 8 Eye amesi ŋu kɔm
wole la, nanyã eƒe avɔwo, [g]alũ eƒe
ḍawo keŋ. eye wòale tsi, ekema
eŋu kɔ. Emegbe ekpɔ mɔ ayi
asaḍa la me, gake wòatsi eƒe agba-
ḍɔ nu ŋkeke adre sɔŋ. 9 Le ŋke-
ke adreagbe la wòalũ eƒe ḍawo
keŋ; alũ ta, ge kple adzugo, gɔ-
glɔ̃gɔ wòalũ afisiafi, si ƒu nya le
ko, anyã eƒe avɔwo, eye wòale
tsi, ekema eŋu kɔ. 10 Le ŋkeke
enyiagbe wòatsɔ alẽvi eve, siwo
sɔ blibo, kple alẽnɔ, si xɔ ƒe ḍeka,
eye wòsɔ blibo la, akpe ḍe wɔ
memee tre etɔ̃, si wodzaba kple
ami ŋu awɔ nuḍuvɔsae, hekpe
ḍe ami trevi ḍeka ŋu. 11 Eye nu-
nɔla, si le nua wɔm la, nakplɔ
amesi ŋu kɔm wole la, akpe ḍe
nuawo ŋu aḍo Yehowa ŋku me le
Mawu ƒe agbaḍɔ la nu. 12 Nu-
nɔla nalé alẽvi ḍeka akpe ḍe ami
trevi ḍeka la ŋu asa fɔḍivɔe, eye
wòanyè wo le Yehowa ŋku me.
13 Emegbe wòawu alẽvi la ḍe
teƒe kɔkɔe, si wowua nuvõvɔsalã
kple numevɔsalã ḍo; elabena fɔ-
ḍivɔsalã hã nye nunɔla tɔ, abe
[a]nuvõvɔsalã ke ene; nu kɔkɔewo
ƒe nu kɔkɔe wònye. 14 Eye nu-
nɔla la natsɔ fɔḍivɔsalã ƒe ʋu ƒe
ḍe asisi ḍe amesi ŋu kɔm wole
la ƒe [b]ḍusitogboe, ḍusiḍegblefe-
tsu kple ḍusifɔḍegblefetsu ŋu.
15 Eye nunɔla la nakɔ ami tre-
vi ḍeka la ƒe ḍe ḍe eya ŋutɔ
ƒe miãsi me. 16 Nunɔla la na-
tsɔ eƒe ḍusisibiḍe aḍe ami, si le
eƒe miãsi me la me, eye wòatsɔ
eƒe asibiḍe [d]ahlẽ ami la zi adre
le Yehowa ŋku me. 17 Eye nunɔla
la natsɔ ami, si susɔ ḍe esi la, ƒe
ḍe asisi fɔḍivɔsalã ƒe ʋu dzi, le
amesi ŋu kɔm wole la ƒe ḍusito-
gboe, ḍusiḍegblefetsu kple ḍusi-
fɔḍegblefetsu ŋu. 18 Emegbe nu-
nɔla la natsɔ ami mamlea, si susɔ
ḍe esi la, akɔ ḍe amesi ŋu kɔm
wole la ƒe tame, bena wòalé avu
nɛ le Yehowa ŋku me. 19 Eye
nunɔla la nawɔ fɔḍivɔsalã ŋu ḍo,
eye wòalé avu na amesi ŋu kɔm
wole, le esi eŋu mekɔ o ta; eyo-
me wòawu numevɔsalã la. 20 Eye
nunɔla la natsɔ numevɔsa kple
nuḍuvɔsa asa vɔe le vɔsamlekpui
la dzi, eye wòalé avu nɛ, ekema
eŋu kɔ.
21 Ke ne eda ahe, eye mate ŋu
ana nusiawo o la, ekema wòana
alẽvi ḍeka, si woanyè awɔ fɔḍi-
vɔsae, bena woatsɔ alé avu nɛ,
kple wɔ memee tre ḍeka, si wo-
dzaba kple ami awɔ nuḍuvɔsa,
ami trevi ḍeka 22 [h]kpakple akpa-

[a] 7, 7.
[b] 8, 29.
[d] 4, 6. 17.
[e] Mat. 8, 4.
[f] 18, 22.
[g] Mo. IV. 8, 7.
[h] 5, 7.

kpa eve alo ahɔnevi eve, esi ke [a] 13, 2.
wòate ŋu anya na ko; woatsɔ
ɖeka asa fɔɖivɔe, eye woatsɔ eve-
lia asa numevɔe. 23 Ne wobui
be, eŋu kɔ ŋkeke enyi megbe la,
ekema wòatsɔ nuawo avae na nu-
nɔla le Mawu ƒe agbadɔ la nu le
Yehowa ŋku me. 24 Nunɔla la na-
tsɔ alẽvi, si wole fɔɖivɔ sa gee
la, kple ami trevi ɖeka la, eye
wòanyè wo le Yehowa ŋku me.
25 Eye wòawu alẽvi, si wole fɔ-
ɖivɔ sa gee la, eye nunɔla natsɔ
fɔɖivɔsalã ƒe ʋu ƒe ɖe asisi ɖe
amesi ŋu kɔm wole la ƒe dusito-
gboe, ɖusideglefetsu kple dusi-
fɔdegblefetsu ŋu. 26 Nunɔla la
nakɔ ami la ɖe eya ŋutɔ ƒe miãsi
me. 27 Eye nunɔla la natsɔ eƒe
asibide ahlẽ ami, si le eƒe miãsi
me la, ƒe ɖe zi adre le Yehowa
ŋku me. 28 Eye nunɔla la natsɔ
ami, si le esi la, ƒe ɖe asisi ɖe
fɔɖivɔsalã ƒe ʋu dzi le amesi ŋu
kɔm wole la ƒe dusitogboe, ɖusi-
degblefetsu kple dusifɔdegblefe-
tsu ŋu. 29 Eyome nunɔla la na-
tsɔ ami mamlea, si susɔ ɖe esi
la, akɔ ɖe amesi ŋu kɔm wole
la ƒe tame, bena wòalé avu nɛ [b] 11, 24.
le Yehowa ŋku me. 30 Emegbe
wòawɔ akpakpa alo ahɔnevi, siwo
ke ame la te ŋu na la, dometɔ
ɖeka ŋu dɔ; 31 wòatsɔ ɖeka asa
fɔɖivɔe, eye wòatsɔ evelia asa
numevɔe akpe ɖe nuɖuvɔsa la
ŋu, eye wòalé avu le Yehowa
ŋku me na amesi ŋu kɔm wole.
32 Esia nye se na amesi dze anyi,
eye nu mesɔ gbɔ le esi, be woa-
tsɔ akɔ eŋui o. [d] kp. 5. 6.

Alesi woaɖe anyi ɖa le xɔwo ŋu.

33 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena: 34 Ne miava
Kanaan-nyigba, si matsɔ na mi
wòanye mia tɔ la dzi, eye mana
anyi nado ɖe xɔa ɖe ŋu le anyi-
gba, si nye mia tɔ dzi la, 35 eke-
ma xɔtɔ nava gblɔ na [e]nunɔla [e] 13, 2.
bena: Nane do ɖe nye xɔ ŋu abe
anyi ene. 36 Nunɔla la nade se [f] kp. 7.
bena, woafɔ nuwo le xɔa me, hafi
nunɔla la nava kpɔ nua ɖa, bena
nusiwo katã le xɔa me la, magazu
nu makɔmakɔwo o. Emegbe hafi
nunɔla nayi akpɔ xɔ la ɖa. 37 Ne
ekpɔ nu la teƒe, eye wòdze sii
bena, nusi le xɔ la ƒe gli ŋu ɖe
amamatsi alo ɖe dzẽ wɔ ge, eye
[a]wònyẽ ɖe me wu gli la ƒe afi
bubuwo la, 38 ekema nunɔla la
nado le xɔa me ɖe xɔa nu, eye
wòatu ʋɔa ŋkeke adre. 39 Ne
nunɔla la va le ŋkeke adreagbe,
eye wòkpɔ bena, nu la keke ɖe
nu le xɔ la ƒe gli ŋu la, 40 ekema
nunɔla la nade se bena, woaho
kpe, siwo ŋu nua le la, ɖa atsɔ
wo aƒu gbe ɖe du la godo, le teƒe
makɔmakɔa ɖe. 41 Emegbe woa-
dza xɔ la ƒe gli ŋu afisiafi le eme,
eye woalɔ anyi, si wodza la, akɔ
ɖe du la godo le teƒe makɔma-
kɔa ɖe. 42 Eyome woatsɔ kpe
bubuwo aɖo kpe kemeawo teƒe,
eye woatsɔ anyi bubu atre xɔ
lae. 43 Ne woho kpewo ɖa, eye
wodza xɔ la ŋu hetsɔ anyi bubu
tree, hafi nu la gaƒo ɖe xɔa ŋu,
44 eye nunɔla la va kpɔ nu la,
eye wòdze sii bena, ekeke ɖe xɔa
ŋu la, ekema anyi vɔ̃ɖie wònye
le xɔa me; eŋu mekɔ o. 45 Woa-
gbã xɔ la aƒu anyi, eye woalɔ xɔ
la ƒe kpewo, atiwo kple anyiglã-
gowo aƒu gbe ɖe du la godo le
teƒe makɔmakɔa ɖe. 46 Ŋkeke
alesi xɔ la gale tutu ko, hafi amea
ɖe ge ɖe eme la, [b]eŋu mekɔ o
vaseɖe fiẽ. 47 Amesi ɖo xɔa me
la, nanyã eƒe avɔwo, eye amesi
ɖu nu le xɔa me la, nanyã eƒe
avɔwo. 48 Ke ne wogbugbɔ xɔ
la tre, eye nunɔla la va, eye wò-
kpɔ bena, nu la mekeke ɖe nu le
xɔa me o la, ekema nunɔla la na-
bu xɔ la be, eŋu kɔ, elabena nu
la vɔ. 49 Eye wòatsɔ xevi eve,
sederti, ka dzẽ kple isop aɖe vɔ̃
ɖa le xɔ la ŋu. 50 Wòatsɔ [d]xevi
ɖeka ɖe tɔsisi me tsi ŋgɔ le ze me,
51 eye wòatsɔ sederti, isop kple
ka dzẽ kpakple xevi gbagbe la
atɔ xevi, si wotso ɖe tɔsisi me tsi
ŋgɔ la, ƒe ʋu me, eye wòawui ɖe
xɔ la ŋu zi adre. 52 Ale wòatsɔ
xevi la ƒe ʋu, tɔsisi me tsi, xevi
gbagbe, sederti, isop kpakple ka
dzẽ la aɖe vɔ̃ ɖa le xɔ la ŋu.
53 Eye wòaɖe asi le [f]xevi gba-
gbe la ŋu aɖo ɖe du la godo le
gbe me; eye ale wòaɖe vɔ̃ ɖa le
xɔ la ŋu, ekema eŋu kɔ.

54 Esia nye se le anyiɖɔwo keŋ
kple hafiadzedze 55 kple anyi, si
do ɖe avɔ kple xɔ ŋu, 56 kpakple
aklabi, nuƒoame kple dzi ŋuti,
57 bena woanya nusi ŋu mekɔ o

kple nusi ŋu kɔ. Esia nye se le
anyi ŋu.

Ŋutilã makɔmakɔ ŋu nya.

15. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena: 2 Miƒo
nu kple Israel-viwo, eye miagblɔ
na wo bena: Ne ŋutsua ɖe le [a]afu a Mo. IV. 5, 2.
ɖɔm la, ekema eŋu mekɔ o. 3 Ne b 18, 19.
tsi le dodom le eƒe ŋutsu me alo
enu xe la, ekema eŋu mekɔ o.
4 Aba sia aba, si dzi afuɖɔla mlɔ
la, eŋu mekɔ o, eye nusianu, si
dzi wònɔ la, ŋu mekɔ o. 5 Amesi
ka asi eƒe aba ŋu la, nanyã eƒe
avɔwo, eye wòale tsi, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ. 6 Amesi nɔ
nusi dzi afuɖɔla nɔ la, nanyã eƒe
avɔwo, eye wòale tsi, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ, 7 eye amesi
de asi afuɖɔla ŋu la, nanyã eƒe
avɔwo, eye wòale tsi, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ. 8 Ne afuɖɔla
ɖe ta ɖe amea ɖe, si ŋu kɔ ŋu
la, ekema ame la nanyã eƒe avɔwo,
eye wòale tsi, eye eŋu mekɔ o
vaseɖe fiẽ. 9 Sɔkpa, si dzi afu-
ɖɔla nɔ la, ŋu mekɔ o. 10 Ne
amea ɖe de asi nusianu, si dzi
wònɔ ŋu la, eŋu mekɔ o vaseɖe
fiẽ, eye amesi atsɔ nua la, nanyã
eƒe avɔwo, eye wòale tsi, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ. 11 Ne afuɖɔla
meklɔ asi hafi ɖe asi amea ɖe ŋu
o la, ekema ame la nanyã eƒe
avɔwo, eye wòale tsi, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ. 12 Ne afu-
ɖɔla de asi [d]anyinua ɖe ŋu la, d 11, 33.
ekema woagbãe; ke nenye atinue
la, ekema woaklɔe kple tsi. 13 Ne
afu la vɔ na amea, eye eŋu kɔ
la, ekema wòaxlẽ ŋkeke adre;
emegbe woanyã eƒe avɔwo, eye
wòale tsi le tɔsisi me, ekema eŋu
kɔ. 14 Le ŋkeke enyiagbe la
wòatsɔ akpakpa eve alo ahɔnevi e kp. 14.
eve ava Yehowa ŋku me le Mawu
ƒe agbadɔ la nu, eye wòatsɔ wo
na nunɔla,[f] 15 eye nunɔla la na- f 5. 7.
wɔ wo ŋu dɔ; wòatsɔ ɖeka asa
nuvɔ̃vɔe, eye wòatsɔ evelia asa
numevɔe. Ale nunɔla la alé avu
nɛ le Yehowa ŋku me le eƒe afu
la ta.
16 Ne ŋutsua ɖe [g]nyẽ tsi la, g 22. 4.
ekema wòale tsi, eye eŋu mekɔ
o vaseɖe fiẽ. 17 Eye wòanyã avɔ
sia avɔ kple lãgbalẽ sia lãgbalẽ,
si dzi wònyẽ tsi la ɖo, eye eŋu
mekɔ o vaseɖe fiẽ. 18 Ne ŋutsua
mlɔ nyɔnua ɖe gbɔ, hafi nyẽ tsia
la, ekema woa kple eve la nale
tsi, eye wo ŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ.
19 Ne nyɔnua ɖe kpɔ dzinu,
eye ʋu le dodom le eƒe nyɔnu
me la, ekema eŋu mekɔ o ŋkeke
adre, eye [b]amesiame, si ka asi eŋu
la, eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ. 20 Nu-
sianu, si dzi wòmlɔ le eƒe dzinu-
kpɔɣiawo me la, ŋu mekɔ o, eye
nusianu, si dzi wònɔ la, ŋu mekɔ
o. 21 Amesiame, si de asi eƒe aba
ŋu la, nanyã eƒe avɔwo, eye wòale
tsi, eye eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ;
22 eye amesiame, si de asi nusi
dzi wònɔ ŋu la, nanyã eƒe avɔwo,
eye wòale tsi, eye eŋu mekɔ o
vaseɖe fiẽ. 23 Ne nane le eƒe aba
alo nunɔdzi dzi, eye amea ɖe de
asi eŋu la, ekema ame la ŋu me-
kɔ o vaseɖe fiẽ. 24 Ne ŋutsua
ɖe mlɔ egbɔ, eye ʋu la ɖe ɖe
eŋu la, ekema eŋu mekɔ o ŋkeke
adre, aba sia aba, si dzi ŋutsua
mlɔ la, ŋu mekɔ o.
25 Ne nyɔnua ɖe mekpɔ dzinu,
hafi ʋu le dodom le eŋu o, alo
eƒe dzinukpɔŋkekewo de, hafi ʋua
gale dodom ko la, ekema ŋkeke
alesi ʋu le dodom le eŋu la, eŋu
mekɔ o. 26 Ŋkeke alesi ʋu le
dodom le eŋu, eye wòmlɔ abaa ɖe
dzi la, ekema aba la le abe eƒe
dzinukpɔtɔ ene, eye nusianu, si
dzi wònɔ la, ŋu mekɔ o, eye wòle
abe eƒe dzinukpɔtɔ ke ene. 27 Ame-
siame, si de asi nusiawo ŋu la,
eŋu mekɔ o, wòanyã eƒe avɔwo,
eye wòale tsi, eye eŋu mekɔ o
vaseɖe fiẽ. 28 Ne ʋu la nu tso
la, ekema wòaxlẽ ŋkeke adre,
emegbe eŋu kɔ. 29 Le ŋkeke
enyiagbe la wòatsɔ akpakpa eve
alo ahɔnevi eve avae na nunɔla
le Mawu ƒe agbadɔ la nu.[e] 30 Eye
nunɔla la natsɔ ɖeka asa nuvɔ̃-
vɔe, eye wòatsɔ evelia asa nume-
vɔe. Ale nunɔla la alė avu nɛ
le Yehowa ŋku me, le eƒe ʋu ma-
kɔmakɔ la ta.
31 Ale miaxlɔ̃ nu Israel-viwo le
nu makɔmakɔwo ŋu, bena ne wo
ŋu mekɔ o la, woagagblẽ kɔ ɖo
na nye nɔƒe, si le wo dome la,
eye woaku o. 32 Esia nye se na
amesi le afu ɖɔm kple amesi nyẽ
tsi, eye eŋu mekɔ o, 33 nyɔnu, si
kpɔ dzinu, ŋutsu, si le afu ɖɔm,

kple nyɔnu, si ŋu ʋusisidɔ le,
kpakple ŋutsu, si mlɔ nyɔnu ma-
kɔmakɔa ɖe gbɔ.

*Fe sia fe fe avuléŋkokenyuie gã la.*

16. Esi Aron viŋutsu[a] eveawo te
ɖe Yehowa ŋu, eye woku
megbe la, Yehowa ƒo nu kple
Mose. 2 Eye Yehowa gblɔ na
Mose bena: Gblɔ na nɔviwò Aron
be,[b] megayi ɖe kɔkɔeƒe la me le
xɔmetsovɔ la godo le nutsyɔnu,
si le aɖaka la dzi la ŋgɔ ɣesiaɣi,
be wòagava ku o; elabena meɖea
ɖokuinye fiana le alilikpo me le
nutsyɔnu la dzi. 3 Nusiwo Aron
natsɔ ava kɔkɔeƒe la, wonye:[f]
Nyitsu ɖagbee ɖeka woawɔ nuvɔ̃-
vɔsae kple[g] agbo ɖeka woawɔ
numevɔsae. 4 Wòado awutewui
ʋlaya la, eye wòado agbotɛ ɣi
ɖe eƒe ama, abla alidziblanu ɣi
la, eye wòatsɔ tablanu ɣi la abla
tae. Awu kɔkɔewo wonye, wòale
tsi hafi ado wo.[h] 5 Eye wòaxɔ
gbɔ̃tsu eve le Israel-viwo ƒe ha
la si awɔ nuvɔ̃vɔsae kple agbo
ɖeka awɔ numevɔsae. 6 Eme-
gbe Aron natsɔ eya ŋutɔ ƒe[i] nu-
vɔ̃vɔsanyitsu la alė avu na eya
ŋutɔ kple eƒe aƒe. 7 Eyome wòa-
tsɔ gbɔ̃tsu eveawo aɖo Yehowa
ƒe ŋku me le Mawu ƒe agbadɔ la
nu. 8 Eye Aron nadzidze nu ɖe
gbɔ̃tsu eveawo dzi. dzidze ɖeka
nadze Yehowa dzi, eye dzidze
ɖeka nadze [l]Asasel dzi. 9 Eye
Aron natsɔ gbɔ̃tsu, si dzi Yehowa
ƒe dzidze dze la, asa nuvɔ̃vɔe.
10 Ke wòatsɔ gbɔ̃tsu, si dzi Asasel
ƒe dzidze dze la, aɖo Yehowa
ŋku me agbagbe, eye wòaɖe nuvɔ̃
atrɔ ɖe edzi anyãe aɖo de Asasel
gbɔ le gbedzi.
11 Emegbe Aron nahe eƒe nu-
vɔ̃vɔsanyitsu la vɛ, eye wòalė
avu na eya ŋutɔ kple eƒe aƒe, eye
wòawu eya ŋutɔ ƒe nuvɔ̃vɔsanyi-
tsu la, 12 eye wòatsɔ sonu aɖe
dzoka xɔxɔ le vɔsamlekpui la dzi
le Yehowa ŋku me, eye wòaku
dzudzɔdonu, si wotsɔ atike ʋeʋẽe
wɔe, eye wotoe memee la, asiʋlo
eve ava xɔmetsovɔ la godo. 13 Eye
wòakɔ dzudzɔdonua ɖe dzo la dzi
le Yehowa ŋku me, eye ne dzu-
dzɔdonu la ƒe dzudzɔ bla nutsyɔ-
nu, si le nubablaɖakaa dzi la,
ekema maku o. 14 Wòatsɔ eƒe

[a] 10, 1. 2.
[b] Mo. II. 26, 33. 34.
[d] Ro. 3, 25.
[e] 17, 11.
[f] 4, 3.
[g] 1, 10.
[h] Mo. II. 28, 39. 42. 43.
[i] Heb. 7, 27.
[k] Mo. II. 30, 10.
[l] kp. 20–22; Mat. 12, 43.

asibide ahlẽ nyitsu la ƒe ʋu ƒe
ɖe ɖe nutsyɔnu la dzi, eye wòa-
tsɔ eƒe asibide ahlẽ ʋu la ƒe ɖe
ɖe nutsyɔnu la ŋgɔ zi adre.
15 Eyome wòawu dukɔ la ƒe
nuvɔ̃vɔsagbɔ̃tsu la, atsɔ eƒe ʋu
ava xɔmetsovɔ la godo, eye wòa-
wɔ eƒe ʋu, abe alesi wòwɔ nyi-
tsu la ƒe ʋu ene; wòahlẽe ɖe
nutsyɔnu la dzi kple nutsyɔnu la
ŋgɔ.[d] 16 Eye [e]wòaɖe nuvɔ̃ ɖa le
kɔkɔeƒe la ŋu le Israel-viwo ƒe
nu makɔmakɔ wɔwɔwo kple vo,
siwo woɖa hewɔ nuvɔ̃ la ta; eye
alea wòawɔ Mawu ƒe agbadɔ, si
le wo gbɔ le woƒe nu makɔmakɔ
wɔwɔwo dome la hãe. 17 Amea
ɖeke manɔ Mawu ƒe agbadɔ la
me, ne eyi ɖe eme, be wòalė avu
le kɔkɔeƒe la me o, vaseɖe esime
wòado go. Ale wòalé avu na eya
ŋutɔ kple eƒe aƒe kpakple Israel ƒe
aƒe blibo lae. 18 Ne edo go la, wòa-
te ɖe vɔsamlekpui, si le Yehowa
ŋku me la ŋu, eye wòaɖe nuvɔ̃ ɖa
le eŋu. Wòaku nyitsu la ƒe ʋua
ƒe ɖe kpakple gbɔ̃tsu la ƒe ʋua
ƒe ɖe asisi ɖe vɔsamlekpui la ƒe
dzowo ŋu godoo ava kpe.[k] 19 Eye
wòatsɔ eƒe asibide ahlẽ ʋua ƒe
ɖe ɖe edzi zi adre, eye wòakɔ
eŋu tso Israel-viwo ƒe nu makɔ-
makɔwo me awɔe kɔkɔe.
20 Ne eɖe nuvɔ̃ ɖa le kɔkɔeƒe
la, Mawu ƒe agbadɔ la kple vɔ-
samlekpui la ŋu vɔ la, ekema
wòana woahe gbɔ̃tsu gbagbe la
vɛ. 21 Eye Aron natsɔ eƒe asiwo
kple eve aɖo gbɔ̃tsu gbagbe la ƒe
tame, eye wòaʋu Israel-viwo ƒe
vodadawo, dzidadawo kple woƒe
nuvɔ̃wo katã me akɔ ɖe gbɔ̃tsu
la ƒe ta dzi, eye wòana ŋutsu, si
le klalo la, nakplɔe aɖo ɖe gbe-
dzi. 22 Ekem woƒe vodadawo katã
yi ɖe gbɔ̃tsu la dzi wòtsɔ yi gbe-
dadaƒoe, eye wòaɖe asi le gbɔ̃tsu
la ŋu le gbedzi.
23 Emegbe Aron nayi ɖe Mawu
ƒe agbadɔ la me, eye wòaɖe akla-
lawu, siwo wòdo, esime wòva kɔ-
kɔeƒe la me yi ge la ɖi, eye wòa-
gblẽ wo ɖe afima. 24 Eye wòale
tsi le teƒe kɔkɔe la, ado eƒe awu-
wo, eye wòado go amė eya ŋutɔ
ƒe numevɔsa kple dukɔ la ƒe nu-
mevɔsa, eye wòalé avu na eya
ŋutɔ kple dukɔ la. 25 Eye wòatɔ
dzo nuvɔ̃vɔsalã ƒe amiwo le vɔ-

samlekpui la dzi. 26 Amesi kplɔ
gbɔ̃tsu la ɖo ɖe Asasel gbɔ la,
nanyã eƒe avɔwo, eye wòale tsi,
emegbe hafi wòkpɔ mɔ ava asaɖa
la me. 27 Eye woatsɔ nuvɔ̃vɔsa-
nyitsu la kple nuvɔ̃vɔsagbɔ̃tsu,
siwo ƒe ʋu wotsɔ yi kɔkɔeƒe la  a Mo. V. 32, 17.
me helé avui la, ayi asaɖa la go-
do, eye woatɔ dzo woƒe agbalẽ,
woƒe lã kple woƒe dɔmemiwo.[b] 28  b 4, 12; 6, 23; Xez. 43, 21; Heb. 13, 11.
Amesi tɔ dzo wo la, nanyã eƒe
avɔwo, eye wòale tsi, emegbe hafi  d Mo. V. 12, 14.
wòkpɔ mɔ ava asaɖa la me.
29 Esia nanye ɖoɖo mavɔ na
mi. Le ɣleti adrelia ƒe ŋkeke ewo-
lia dzi la miatsi nu adɔ, eye mia-
wɔ dɔa ɖeke o, eɖanye duametɔ  e 3, 17.
alo amedzrovi, si le mia dome o.
30 Elabena [f]gbemagbe wolé avu  f Heb. 10, 3.
na mi, bena woakɔ mia ŋu; azɔ
nuvɔ̃wo katã kɔ le mia ŋu le Ye-  g Heb. 9, 22.
howa ŋku me. 31 Dzudzɔgbe gã
wòanye na mi, eye miatsi nu adɔ;
ɖoɖo mavɔ wònye na mi. 32 Amesi
alé avua la, nanye nunɔla, si wosi
ami na, eye woɖoe, bena wòanye
nunɔla ɖe fofoa teƒe asubɔ; eyae
ado awu kɔkɔe ɣiawo, 33 eye
wòaɖe nuvɔ̃ ɖa le kɔkɔeƒewo katã
ƒe kɔkɔeƒe la, Mawu ƒe agbadɔ
la kple vɔsamlekpui la ŋu, eye
wòalé avu na nunɔlawo kple dukɔ  h Mo. I. 9, 4.
la ƒe ha blibo la. 34 Esia nye
ɖoɖo mavɔ na mi. Zi ɖeka ƒe ɖeka
woalé avu na Israel-viwo katã le
woƒe nuvɔ̃wo katã ta. Eye wòwɔ,
abe alesi Yehowa de se na Mose
ene.

Ɖoɖo le afĩsi woasa vɔ la ŋuti.  i 11, 40.

**17.** Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Aron
kple viaŋutsuwo kpakple Israel-
viwo katã, eye nagblɔ na wo bena:
Ale Yehowa de se be, woawɔ enye
si: 3 Ne Israel ƒe aƒemetɔa ɖe
wu nyi, alẽ alo gbɔ̃ le asaɖa la
me alo le asaɖa la godo, 4 eye
metsɔe va Mawu ƒe agbadɔ la nu,
bena wòasa vɔ na Yehowa le Ye-
howa ƒe nɔƒe la nu o la, ekema
ame la[k] do hlɔ̃; ekɔ ʋu ɖi, eye  k Yes. 66, 3.
woatsrɔ̃ ame la ɖa le eƒe dukɔ la
dome. 5 Eyata Israel-viwo natsɔ
woƒe vɔsalã, siwo wonɔa wuwum
le gbedzi la, avae na nunɔla le Ye-
howa ŋku me le Mawu ƒe agbadɔ
la nu, eye woasa akpedavɔ na  l Mo. II. 23, 24.
Yehowa. 6 Eye nunɔla nawu ʋu
la ɖe Yehowa ƒe vɔsamlekpui la

ŋu le Mawu ƒe agbadɔ la nu, eye
wòatɔ dzo amiawo, bena woaʋẽ
lĩlĩlĩ ɖe Yehowa. 7 Womegatsɔ
woƒe lãwo sa vɔ na azizã, siwo
wosubɔna la o. Ɖoɖo mavɔ wòa-
nye na wo kple woƒe dzidzime-
viwo.[a] 8 Gblɔ na wo bena: Ne
Israel ƒe aƒemetɔa ɖe alo ame-
dzrovi, si le wo dome la, wu nu-
mevɔsalã alo akpedavɔsalã, 9 eye
metsɔe va Mawu ƒe agbadɔ la[d]
nu, bena wòasa vɔ na Yehowa o
la, woatsrɔ̃ ame la ɖa le eƒe du-
kɔ me viwo dome.

Wotsri ʋu kple nu kuku ɖuɖu.

10 Ne Israel ƒe aƒemetɔa ɖe alo
amedzrovi, si le wo dome, ɖu[e]
lãʋua ɖe la, maɖe ŋku atɔ amesi
ɖu ʋua la, eye matsrɔ̃e ɖa le eƒe
dukɔ la dome. 11 Elabena agbe
le[g] ʋu la me, eye metsɔe na mi,
bena woatsɔ alé avui, elabena
agbe le eme. 12 Eyata megblɔ
na Israel-viwo be: Mia dometɔa
ɖeke megaɖu ʋu o, eye amedzrovi,
si le mia dome, hã megaɖu ʋu o.
13 Ne Israel-viwo dometɔa ɖe alo
amedzrovi, si le wo dome, da ade
wu gbemelã alo xevia ɖe, si wo-
ɖuna la, ekema wòaɖuɖu eƒe ʋu
ɖe anyigba, eye wòaxe ke ɖe dzi.
14 Lãwo katã ƒe[h] agbe le woƒe
ʋu me, eyata megblɔ na Israel-
viwo be: Migaɖu lãa ɖeke ƒe ʋu
o, elabena lãwo ƒe ʋu enye woƒe
agbe. Amesiame, si aɖui la, woa-
tsrɔ̃e ɖa.
15 Ne duamevi alo amedzrovia
ɖe[i] ɖu lã kuku alo lã, si nu lé
la, ekema wòanyã eƒe avɔwo, eye
wòale tsi, eye eŋu mekɔ o vaseɖe
fiẽ; emegbe eŋu kɔ. 16 Ke ne
menyã wo o, eye mele tsi hã o
la, ekema eya ŋutɔ ƒe fɔɖiɖi le
edzi.

Ʋu ɖeka me tɔlawo nagaɖe wo nɔewo o.
Nuvɔ̃ vlo bubuwo.

**18.** Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Israel-
viwo, eye nagblɔ na wo bena:
Nyee nye Yehowa, mia Mawu.
3 Migawɔ Egipte-nyigba, si dzi
mienɔ la, dzinɔlawo ƒe nuwɔnawo
o, eye migawɔ Kanaan-nyigba, si
dzi mekplɔ mi yinae la, dzitɔwo
ƒe nuwɔnawo o, eye migawɔ woƒe
ɖoɖowo dzi hã o.[l] 4 Miwɔ nye
sewo dzi, eye milé ŋku ɖe nye
ɖoɖowo ŋu, ne miawɔ wo dzi.

Nyee nye Yehowa, mia Mawu!
5 Eyata milé ŋku ɖe nye ɖoɖowo
kple sewo ŋu, elabena[a] woana
amesi wɔa wo dzi la, nanɔ agbe.
Nyee nye Yehowa.
6 Amea ɖeke megamlɔ eƒe ƒo-
metɔ kekeake gbɔ aɖe asi eŋu o.
Nyee nye Yehowa. 7 Megaɖe ama
fofowò o, eye megaɖe asi dawò ŋu
o; dawò wònye, eyata megaɖe asi
eŋu o. 8 Megaɖe asi fofowò srɔ̃
ŋu o, elabena eƒe ama nye fofo-
wò tɔ.[b] 9 Megaɖe asi nɔviwò-
nyɔnu, fofowò vinyɔnu alo dawò
vinyɔnu, si wodzi ɖe aƒe alo ɖe
afi bubu la ŋu o.[d] 10 Megaɖe asi
viwòŋutsu ƒe vinyɔnu alo viwò-
nyɔnu ƒe vinyɔnu ŋu o, elabena
wò ŋutɔ wò ama wònye. 11 Me-
gaɖe asi fofowò srɔ̃ ƒe vinyɔnu
ŋu o, elabena wò ŋutɔ fofowòe
dzii, eye nɔviwònyɔnu hãe wònye.
12 Megaɖe asi fofowò nɔvinyɔnu
ŋu o, elabena eya kple fofowòe
dzɔ tso ɖo ɖeka me. 13 Megaɖe
asi dawò nɔvinyɔnu ŋu o, elabena
eya kple dawòe dzɔ tso ɖo ɖeka
me. 14 Megaɖe ama fofowò nɔvi-
ŋutsu o, eye megamlɔ srɔ̃ gbɔ
hã o, elabena dawòɖiae. 15 Me-
gaɖe asi[e] viwòŋutsu srɔ̃ ŋu o; wò
ŋutɔ viwò srɔ̃e; megaɖe amae o.
16 Megaɖe asi nɔviwòŋutsu srɔ̃
ŋu o, elabena nɔviwòŋutsu ƒe
amae.[g] 17 Megaɖe asi nyɔnua ɖe-
ke kple vianyɔnu siaa ŋu o, eye
megaɖe asi viaŋutsu ƒe vinyɔnu
kple vianyɔnu ƒe vinyɔnu ŋu o,
elabena ƒometɔ kekeakewo wo-
nye; ŋukpenanu wònye.[l] 18 Ne
srɔ̃wò le agbe la, megaɖe nɔvia-
nyɔnu kpe ɖe eŋu o, eye megaɖe
asi eŋu hã o, bena nagadɔ atsu-
sidzre o.
19 Ne[o] nyɔnua ɖe kpɔ dzinu la,
megamlɔ egbɔ aɖe asi eŋu o. 20
Megaɖe asi[p] hawòvi srɔ̃ ŋu, bena
nado ŋunyɔ ɖokuiwò o. 21 Mega-
tsɔ viwò sa vɔe na [r]Molex o, bena
nagaƒo ɖi Yehowa, wò Mawu ƒe
ŋkɔ o. Nyee nye Yehowa. 22 Me-
gadɔ ŋutsu gbɔ abe nyɔnu gbɔ
ene o, ŋunyɔnu wònye.[s] 23 Me-
gaɖe asi lã ŋu ahado ŋunyɔ ɖo-
kuiwò o, eye nyɔnua ɖeke me-
gana lã nayɔ asii o, ŋukpenanu
vɔ̃ɖi wònye.[u]
24 Migawɔ nusiawo atsɔ ado
ŋunyɔ mia ɖokui o, elabena trɔ̃-
subɔla, siwo nyã ge mala le mia
ŋgɔ la, wɔ nusiawo hedo ŋunyɔ
wo ɖokui, 25 eye woƒe anyigba
gblẽ; eyata maɖo woƒe vodadawo
teƒe na wo, eye anyigba la atu
edzinɔlawo aƒu gbe. 26 Milé ŋku
ɖe nye ɖoɖoawo kple seawo ŋu,
eye migawɔ ŋunyɔnu siawo ɖome-
tɔa ɖeke o, eɖanye duamevi alo
amedzrovi, si le mia dome la o;
27 elabena anyigbadzitɔ, siwo nɔ
mia ŋgɔ la, wɔ ŋunyɔnu siawo
katã, eye anyigba la gblẽ; 28 ne
anyigba la nagatu miawo hã aƒu
gbe, le esi miegblẽe ta, abe alesi
wòtu dukɔ, si nɔ mia ŋgɔ la, ƒu
gbe ene o. 29 Ne amea ɖe wɔ
ŋunyɔnu siawo ɖometɔa ɖe la,
woatsrɔ̃ amesi wɔe la ɖa le eƒe
dukɔ la dome. 30 Eyata milé ŋku
ɖe nye ɖoɖoawo ŋu, bena miaga-
wɔ kɔnu gbegblẽ, siwo wowɔ le
mia ŋgɔ la, ahado ŋunyɔ mia ɖo-
kui o. Nyee nye Yehowa, mia Mawu!

Se ewoawo gɔmeɖeɖe.

19. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Fo nu kple Israel
ƒe ha blibo la, eye nagblɔ na wo
bena: Ame kɔkɔewo mianye, ela-
bena nye Yehowa, mia Mawu la,
mele kɔkɔe.[f] 3 Amesiame navɔ̃
dada kple fofoa, eye miaɖo ŋku
nye dzudzɔgbewo dzi. Nyee nye
Yehowa, mia Mawu![h] 4 Migayi
legbawo gbɔ o, eye migakɔ ma-
wuwo na mia ɖokui o. Nyee nye
Yehowa, mia Mawu![i] 5 Ne miesa
akpedavɔ na Yehowa la,[k] miwɔe
ale be, miadze eŋu. 6 Miaɖui le
gbesigbe miewui kple ŋkeke, si
dze eyome dzi; ke woatɔ dzo esi
tsi anyi vaseɖe ŋkeke etɔ̃agbe.[n]
7 Ke ne woɖui le ŋkeke etɔ̃agbe
la, ezu ŋunyɔnu, eye womaxɔe o.
8 Amesi ɖui la, eƒe vodada le edzi,
elabena egblẽ kɔ ɖo na Yehowa
ƒe nu kɔkɔe la, eye woatsrɔ̃ ame
la ɖa le eƒe dukɔ me viwo dome.
9 Ne mieŋe nukuwo le miaƒe
agble me la, ekema megaŋe wo
vaseɖe boto ke o, eye megafɔ
nusiwo dudu la o.[t] 10 Megaxa
wò weingblemenuwo ƒiaƒiaƒia o,
eye megafɔ tsetse, siwo dudu ɖe
anyi hã o; ke boŋ gblẽ wo ɖi na
ame dahewo kple amedzrowo.
Nyee nye Yehowa, mia Mawu!
11 Migafi fi o, migasẽ nu o, eye

[a] Nex. 9, 29; Xez. 20, 11; Ro. 10, 5; Gal. 3, 12.
[b] Mo. I. 35, 22; Mo. V. 27, 20; Kor. I. 5, 1.
[d] Mo. V. 27, 22.
[e] Mo. I. 38, 16.
[f] 11, 44. 45; Mat. 5, 48; Pet. I. 1, 15. 16.
[g] Mar. 6, 18.
[h] Mo. II. 20, 8. 12
[i] Mo. II. 20, 3; 34, 17.
[k] 22, 18–20.
[l] Mo. V. 27, 23.
[n] 7, 15–18.
[o] 15, 24; Xez. 18, 6; 22, 10.
[p] Sam. II. 11, 4.
[r] Mo. V. 18, 10; Fia. II. 21, 6; Ps. 106, 37; Yer. 7, 31.
[s] Mo. I. 19, 5; Ro. 1, 27; Kor. I. 6, 9.
[t] 23, 22; Mo. V. 24, 19; Rut 2, 2. 15. 16.
[u] Mo. II. 22, 18.

amea ḍeke megable nɔvia o.[a] 12 Mi-
gaka aʋatso yɔ nye ŋkɔ ta nui o,
bena nagafo ḍi wò Mawu fe ŋkɔ
o. Nyee nye Yehowa![d] 13 Megate
hawòvi ḍe anyi o, eye megada
adzoe o.[e] Megana agbatedɔwɔla
fe fetu natsi gbɔwò ŋu nake ḍe
edzi o. 14 Megaḍe alɔme le mu-
muitɔ ŋu o, eye[g] megada nu ḍe
ŋkuagbãtɔ ŋgɔ, be wòakli o, ke
boŋ vɔ̃ wò Mawu la. Nyee nye
Yehowa! 15 [h]Migawɔ apasa le
ʋɔnudɔdrɔ̃ me o. Migaḍe ame
dahe dzi o, eye migakpɔ amegã-
wo ŋku me o; ke boŋ midrɔ̃ ʋɔnu
mia nɔewo ḍe tefe. 16 Meganye
sakplitɔ nɔ yiyim le wò dukɔ me
viwo dome o; eye megaka ḍe dzi,
be woatsɔ kufia na hawòvi o.
Nyee nye Yehowa! 17 Megalé
nɔviwò ḍe dɔ me o, ke boŋ [k]gbe
nya nɛ, ne magana nahe nuvɔ̃
ava ḍokuiwò dzi o. 18 Megawɔ
woḍenui o, eye megalė dɔmedzoe,
si wò dukɔ me viwo do na wò la,
ḍi o; ke boŋ nalɔ̃ hawòvi abe
ḍokuiwò ene. Nyee nye Yeho-
wa![n]

19 Milė ŋku ḍe nye ḍoḍoawo
ŋu. Megana wò lã fomevi vovo-
vowo natsaka ayɔ asi wo nɔewo
o; megafã nuku fomevi vovovo-
wo ḍe wò agble me o, eye me-
gata avɔ, si wotsɔ lãfu kple ḍeti
tsaka lɔ̃e la o.[p] 20 Ne ŋutsua ḍe
mlɔ nyɔnua ḍe gbɔ, eye wòḍe
asi eŋu, eye nyɔnu la nye kosi,
si womexɔ kple ga o, eye womena
ablɔḍee hã o, gake wotsɔe na ŋu-
tsua ḍe la, ekema tohehe dze nya
la me; gake womawu wo o, ela-
bena womena ablɔḍee o. 21 Ŋutsu
la natsɔ agbo ḍeka ava Mawu fe
agbadɔ la nu, woawɔ fɔḍivɔsae.
22 Eye[s] nunɔla natsɔ fɔḍivɔsa-
gbo la alė avu nɛ le Yehowa ŋku
me, le efe nuvɔ̃, si wòwɔ la ta;
ekema woatsɔ efe nuvɔ̃, si wòwɔ
la, akee. 23 Ne mieva anyigba la
dzi, eye miedo ati vovovowo, siwo
fe tsetse woḍuna la, ekema mibu
wofe tsetse abe bolobolotɔwo ene.
Fe atɔ̃ sɔŋ miabu wo abe bolo-
bolotɔwo ene, eye miaḍu wo o.
24 Le fe enelia me la wofe tse-
tsewo katã ŋu kɔ, bena woatsɔ
akafu Yehowa. 25 Ke le fe atɔ̃-
lia me miekpɔ mɔ aḍu wofe tse-
tsewo, bena woatse ḍe dzi na mi

[a] Mo. II. 20, 15. 16; Tes. I, 4, 6.
[b] 3, 17.
[d] Mo. II. 20, 7; Mat. 5, 33.
[e] Mo. V. 24, 14. 15; Yer. 22, 13; Yak. 5, 4.
[f] 21, 5; Mo. V. 14, 1.
[g] Mo. V. 27, 18.
[h] Mo. II. 23, 6; Mo. V. 16, 19. 20.
[i] 20, 6; Mo. V, 18, 10. 11; Sam. I. 28, 7.
[k] Ps. 141, 5; Mat. 18, 15.
[l] Mo. II. 22, 20.
[n] Mat. 22, 39; 5, 43–48; Lu. 10, 25–37; Ro. 13, 9; Gal. 5, 14; Yak. 2, 8; Yoh. 13, 34.
[o] Mo. V. 25, 13 v. 16; Lod. 11, 1.
[p] Mo. V. 22, 9 v. 11.
[r] 18, 30.
[s] 5, 17. 18

geḍe. Nyee nye Yehowa, mia
Mawu!

26 Migaḍu [b]nusi me ʋu le o.
Migaka afã o, eye migasa dzo o.
27 Migatso ako o, eye megafo
wò ge dzi o.[f] 28 Ne ame ku la,
migasi blini ḍe ŋuti o, eye migatá
nu ḍe ŋuti hã o. Nyee nye Ye-
howa! 29 Megagblẽ viwònyɔnu,
eye nadoe ḍe ahasigbe o, bena
anyigba la nagazu gbolonyigba,
eye ŋukpenanuwo nanɔ edzi o.
30 Miḍo ŋku nye dzudzɔgbewo
dzi, eye vɔvɔ̃ nanɔ nye kɔkɔefe
la ŋu na mi. Nyee nye Yehowa!
31 Migayi[i] ŋɔliyɔlawo gbɔ o, eye
migabia nu le bokɔnɔwo gbɔ o,
bena miagafo ḍi o. Nyee nye Ye-
howa, mia Mawu!

32 Amegã ta ɣi ŋku me nanɔ
tsitre ḍo, eye bu amegã ḍeḍi la,
eye navɔ̃ wò Mawu la. Nyee nye
Yehowa! 33 Ne amedzroa ḍe dze
gbɔwò le wò anyigba dzi la, mi-
gatee ḍe anyi o.[l] 34 Amedzro
nanɔ mia gbɔ abe duamevi ene,
eye nalɔ̃e abe ḍokuiwò ene; ela-
bena miawo hã mienye amedzro-
wo kpɔ le Egipte-nyigba dzi. Nyee
nye Yehowa, mia Mawu! 35 Mi-
gawɔ apasa le ʋɔnudɔdrɔ̃ me o,
eye migaba ame le dzidzeka, nu-
danu kple nudonui me o.[o] 36 Nu-
danu nyui kple nudakpe nyui-
wo, efa blibo kple hin blibo nanɔ
mia si. Nyee nye Yehowa, mia
Mawu, si kplɔ mi tso Egipte-nyi-
gba dzi. 37 Eyata milė ŋku ḍe
nye ḍoḍoawo katã kple nye sea-
wo katã ŋu, eye miawɔ wo dzi.
Nyee nye Yehowa![r]

**Nuvɔ̃ vlo bubu fomeviwo ŋu tohehe.**

**20.** Eye Yehowa fo nu kple
Mose bena: 2 Gblɔ na Is-
rael-viwo be: Ne Israel-viwo do-
metɔa ḍe alo amedzro, si le Is-
rael la, tsɔ via na Molex la, woa-
wui, anyigbadzitɔwo nafu kpee
wòaku. 3 Maḍe ŋku atɔ ame la,
eye matsrɔ̃e ḍa le efe dukɔ la
dome, elabena etsɔ via na Molex,
bena wòado ŋunyɔ nye kɔkɔefe
la, eye wòafo ḍi nye ŋkɔ kɔkɔe
la. 4 Ke ne anyigbadzitɔwo miã
ŋku ḍe amesi tsɔ via na Molex
la dzi, eye womewui o la, 5 eke-
ma nye ŋku anɔ ame la kple efo-
meawo ŋu, eye matsrɔ̃ ame la

kple amesiwo katã dze eyome
hesubɔ Molex la, le woƒe dukɔ
la dome.
6 Ne amea ɖe yi ŋɔliyɔlawo
kple bokɔnɔwo gbɔ, eye wòdze
wo yome la, maɖe ŋku atɔ ame
la, eye matsrɔ̃e ɖa le eƒe dukɔ la
dome.[a] 7 Eyata [b]miwɔ mia ɖokui [a] 18, 31.
kɔkɔe, eye mianɔ kɔkɔe, elabena [b] 19, 2.
nyee nye Yehowa, mia Mawu!
8 Milė ŋku ɖe nye ɖoɖoawo ŋu,
eye miawɔ wo dzi, elabena nyee
nye Yehowa, si kɔ mia ŋu.[d] [d] 19, 37.
9 Ne amea ɖe ƒo fi de fofoa
alo dada la, woawui, elabena fo-
foa alo dadae wòƒo fi de; eya
ŋutɔe ɖe hlɔ̃fe.[e] 10 Ne amea ɖe [e] Mo. II. 21, 17.
wɔ ahasi kple ŋutsua ɖe srɔ̃ la,
ekema ewɔ ahasi kple ehavi srɔ̃,
eye ele be, woawu ŋutsu la kple
nyɔnu la siaa.[f] 11 Ne amea ɖe dɔ [f] Mo. II. 20, 14; Yoh. 8, 5.
fofoa srɔ̃ gbɔ la, ekema eɖe fo-
foa ƒe ama ɖe go; ele be, woawu
wo kple eve la, woa ŋutɔwoe ɖe
hlɔ̃fe. 12 Ne amea ɖe dɔ viaŋutsu [g] 11.
srɔ̃ gbɔ la, woawu wo kple eve
la; elabena ŋukpenanu vɔ̃ɖi wo-
wɔ, eye woa ŋutɔwoe ɖe hlɔ̃fe.
13 Ne ŋutsua ɖe dɔ ŋutsu gbɔ,
abe alesi wodɔa nyɔnu gbɔe ene
la, ekema woa kple eve wowɔ
ŋunyɔnu; ele be, woawu wo, woa
ŋutɔwoe ɖe hlɔ̃fe. 14 Ne ŋutsua
ɖe ɖe nyɔnua ɖe kple dada siaa la,
ŋukpenanu wònye, ele be, woatɔ
dzo ŋutsu la kple nyɔnuawo, be-
na ŋukpenanuwɔwɔ maganɔ mia
dome o. 15 Ne ŋutsua ɖe de asi
lã ŋu la, ekema woawui, eye miaƒo
lã la wòaku. 16 Eye ne nyɔnua [h] Mo. II. 22, 17.
ɖe na lãa ɖe yɔ asii la, ekema
woaƒo nyɔnu la kple lã la woaku;
ele be, woawu wo, elabena woa
ŋutɔwoe ɖe hlɔ̃fe. 17 Ne amea
ɖe ɖe nɔvianyɔnu, si nye fofo
via alo dada via, eye wòkpɔ eƒe
ama, eye nyɔnu la hã kpɔ eƒe
ama la, ekema ŋukpenanu wònye, [i] Xez. 44, 20 v.
eye woatsrɔ̃ wo le woƒe dukɔ
me viwo dome, elabena eɖe nɔ-
vianyɔnu ƒe ama ɖe go, eye fɔ-
ɖiɖi la le edzi. 18 Ne amea ɖe
dɔ nyɔnua ɖe, si kpɔ dzinu gbɔ,
eye wòɖe eƒe ama, si me ʋu le
dodom le, ɖe go la, ekema woa-
tsrɔ̃ woa kple eve la ɖa le woƒe
dukɔ la dome. 19 Amesi de asi
dada nɔvinyɔnu alo fofoa nɔvi-
nyɔnu ŋu la, eɖe eƒe ƒometɔ ke-
keake ƒe ama ɖe go, eye fɔɖiɖi
la le wo dzi. 20 Ne amea ɖe dɔ
fofoa nɔviŋutsu srɔ̃ gbɔ la, ekema
eɖe fofoa nɔviŋutsu ƒe ama ɖe go;
woƒe nuvɔ̃ la le wo dzi, eye woa-
tsi ko vaseɖe woƒe ku me. 21 Ne
amea ɖe ɖe nɔviaŋutsu srɔ̃ la,
ŋunyɔnu wònye; eya ŋutɔ nɔvia-
ŋutsu ƒe ama wòɖe ɖe go, eye
woatsi ko.
22 Eyata milė ŋku ɖe nye ɖo-
ɖoawo katã kple nye seawo katã
ŋu, bena anyigba, si dzi mekplɔ
mi yinae, be mianɔ edzi la, nagatu
mi aƒu gbe o. 23 Migawɔ dukɔ,
si nyã ge mala le mia ŋgɔ la, ƒe
kɔnuwo o; elabena nusiawo katã
wowɔ, eyata wonyɔ ŋu nam. 24
Eye megblɔ na mi bena: Mixɔ
woƒe anyigba la wòanye mia tɔ,
eye matsɔ anyigba, si dzi notsi
kple anyitsi bɔ ɖo la, ana mi wòazu
mia tɔ. Nyee nye Yehowa, mia
Mawu, si tia mi tso dukɔwo dome.
25 Eyata miɖe vovo[g] lã, siwo ŋu
kɔ, kple esiwo ŋu mekɔ o, xe,
siwo ŋu mekɔ o, kple esiwo ŋu
kɔ la dome, eye migawɔ lãwo
kple xewo kpakple anyigba dzi
nu gbagbewo, siwo megblɔ be,
wo ŋu mekɔ o la, ŋu dɔ ahaɖo
ŋunyɔ mia ɖokui o. 26 Minye ame
kɔkɔewo nam, elabena nye Ye-
howa la kɔkɔetɔ menye, eye me-
tia mi tso dukɔwo dome, bena
mianye tɔnye.
27 Ne ŋutsu alo nyɔnua ɖe nye
ŋɔliyɔla alo bokɔnɔ la, ekema
woawu wo; woaƒu kpe wo woaku,
elabena woa ŋutɔwoe ɖe hlɔ̃fe.[h]

Nunɔlawo ŋuti nakɔ.

21. Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Gblɔ na Aron viŋu-
tsu, siwo nye nunɔlawo la bena:
Nunɔlaa ɖeke megagblẽ kɔ ɖo na
eɖokui ɖe ame kuku ŋu le eƒe
dukɔ la dome o;[i] 2 negbe eƒe
ƒometɔ kekeake ŋu ko wòagblẽ
kɔ ɖo, abe dada kple fofoa, via-
ŋutsu kple vianyɔnu, nɔviaŋutsu
3 kpakple nɔvianyɔnu, si nye ɖe-
tugbi, eye wògogoe, eye ŋutsua
ɖeke meɖee haɖe o la ene. 4 Ke
megagblẽ kɔ ɖo na eɖokui ɖe
ame kukua ɖeke ŋu le eƒe dukɔ
la dome, bena woaƒo ɖi eɖokui o.
5 Womegalũ dzodome kokoe o,
womegafɔ woƒe ge dzi o, eye wo-

megasi blini ɖe ŋuti o.[a] 6 Woanɔ kɔkɔe na woƒe Mawu, eye womaƒo ɖi woƒe Mawu ƒe ŋkɔ o; elabena woawoe sa Yehowa ƒe dzovɔ, si nye woƒe Mawu ƒe nuɖuɖu, eyata woanɔ kɔkɔe. 7 Womekpɔ mɔ aɖe gbolo, nyɔnu, si gblẽ, alo nyɔnu, si srɔ̃ gbe o; elabena ame kɔkɔewo wonye na woƒe Mawu. 8 Bu nunɔlawo kɔkɔe, elabena woawoe tsɔa wò Mawu ƒe nuɖuɖu sa vɔe. Ame kɔkɔewo woanye na wò, elabena nye Yehowa, si kɔ mia ŋu la, mele kɔkɔe. 9 Ne nunɔlaa ɖe ƒe vinyɔnu gblẽ le ahasi wɔm la, ekema eƒo ɖi fofoa; ele be, woatɔ dzoe.

a 18, 27. 28.

**Nuwɔametɔ magano nunɔlawo dome o.**

10 Ke amesi nye nunɔlagã le nɔviawo dome, amesi ƒe [b]tame wokɔ ami sisi la ɖo, eye woɖoe, bena wòaɖo awuawo la, mekpɔ mɔ[d] akaka ɖa ɖe ta o, eye madze eƒe awuwo hã o. 11 Eya mekpɔ mɔ ava ame kukua ɖeke gbɔ o, eye magblẽ kɔ ɖo ɖe fofoa alo dada ŋu gɔ̃ hã o. 12 Maɖo go le kɔkɔeƒe la o, bena magagblẽ kɔ ɖo na eƒe Mawu ƒe kɔkɔeƒe la o, elabena eƒe Mawu ƒe ami sisi kɔkɔe le eŋu. Nyee nye Yehowa! 13 Ɖetugbi atiati wòaɖe. 14 Mekpɔ mɔ aɖe ahosi alo nyɔnu, si gbe atsu, nyɔnu, si gblẽ, alo gbolo o; ke boŋ ɖetugbi wòaɖe tso eƒe dukɔ me viwo dome; 15 bena viawo nagaɖi gbɔ le eƒe dukɔ me viwo dome o. Nyee nye Yehowa, si kɔ eŋu!

b Mo. II. 29, 7.
d 19, 6.
e 15, 2. 16.

16 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose bena: 17 Gblɔ na Aron be: Ne viawo alo woƒe dzidzimeviwo dometɔa ɖe nye nuwɔametɔ la, megate va, be wòatsɔ eƒe Mawu ƒe nuɖuɖu asa vɔe o. 18 Nuwɔametɔa ɖeke megate va o, eɖanye ŋkuagbãtɔ alo xɔdrɔ̃ o, eɖanye ŋɔtiagbãtɔ alo amesi ƒe ŋutinua ɖe le blaya o, 19 eɖanye ataŋeŋetɔ alo abɔŋeŋetɔ o, 20 eɖanye kponɔ alo amesi ɖi ku glaŋ o, eɖanye amesi atɔsi le ŋku dzi na alo amesi dze akpa o, eɖanye amesi dze haƒla alo amesi ɖo vo o. 21 Amesiame, si nye nuwɔametɔ le nunɔla Aron viwo dome la, mekpɔ mɔ ate va asa Yehowa ƒe dzovɔ o; nuwɔametɔ wònye, eyata mekpɔ mɔ atsɔ eƒe Mawu ƒe nuɖuɖu asa vɔe o. 22 Ke ekpɔ mɔ aɖu eƒe Mawu ƒe nuɖuɖu kɔkɔe la, kple esi le kɔkɔe ƒo wo katã ta la. 23 Ɖeko mekpɔ mɔ ava xɔmetsovɔ la gbɔ o, eye mekpɔ mɔ ate ɖe vɔsamlekpui la ŋu o, elabena nuwɔametɔ wònye, bena magaƒo ɖi nye teƒe kɔkɔeawo o; elabena nye Yehowa ŋutɔe kɔ wo ŋu. 24 Eye Mose ƒo nu kple Aron kple viaŋutsuwo kpakple Israel-viwo katã.

f 11, 24. 25.
g Mo. II. 22, 30.

**Amesi kpɔ mɔ aɖu nusiwo ŋuti wokɔ.**

22. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose bena: 2 Ƒo nu kple Aron kple viaŋutsuawo bena, woakpɔ nyuie le Israel-viwo ƒe nu kɔkɔe, siwo ŋu wokɔ nam la ŋu, bena womagaƒo ɖi nye ŋkɔ kɔkɔe la o. Nyee nye Yehowa! 3 Gblɔ na wo bena: Ne mia viwo alo miaƒe dzidzimeviwo dometɔa ɖe ŋu mekɔ o, eye wòte ɖe nunana kɔkɔe, siwo ŋu Israel-viwo kɔ na Yehowa ŋuti la, ekema woatsrɔ̃ ame la ɖa le nye ŋku ta. Nyee nye Yehowa! 4 Ne Aron viwo dometɔa ɖe dze anyi alo le afu ɖɔm la, mekpɔ mɔ aɖu nunana kɔkɔe la ɖeke o, vaseɖe esime eŋu nakɔ hafi. Ne amea ɖe ka asi amesi gblẽ kɔ ɖo ɖe ame kuku ŋu, alo amesi nyẽ tsi ŋuti,[e] 5 alo amea ɖe ka asi nu gbagbea ɖe, si ŋu mekɔ o la ŋuti, alo ka asi amea ɖe, si ŋu mekɔ o, alo nu makɔmakɔ bubua ɖe ŋuti la, 6 amesi ka asi nusiawo ƒe ɖe ŋu la, eŋu mekɔ o vaseɖe fiẽ, eye maɖu nunana kɔkɔe la ƒe ɖeke o, negbe ɖeko wòale tsi hafi.[f] 7 Ne ye ɖo to la, ekema eŋu kɔ, emegbe ekpɔ mɔ aɖu nunana kɔkɔe la, elabena eƒe nuɖuɖu wònye. 8 Mekpɔ mɔ aɖu lã kuku alo lã, si nu lé o, ava gblẽ kɔ ɖo na eɖokui. Nyee nye Yehowa![g] 9 Woalé ŋku ɖe nye ɖoɖoawo ŋu bena womagagblẽ kɔ ɖo, eye nuvɔ̃ nanɔ wo dzi woaku o. Nyee nye Yehowa, si kɔ wo ŋu! 10 Amedzroa ɖeke mekpɔ mɔ aɖu nu kɔkɔe la o, eye amedzro, si le agbatedɔ wɔm na nunɔla la, mekpɔ mɔ aɖu nu kɔkɔe la o. 11 Ne nunɔla ƒle amea ɖe kple ga la, ekema ame la kpɔ mɔ aɖu nu kɔkɔe la, eye amesi wodzi ɖe eƒe me hã kpɔ mɔ aɖu eƒe

nuɖuɖu la. 12 Ne nunɔla ƒe vi-
nyɔnu ɖe to bubu me tɔa ɖe la,
mekpɔ mɔ aɖu nunana kɔkɔe, si
nye adzɔ la o. 13 Ke ne nunɔla
ƒe vinyɔnu zu ahosi, alo wogbee,
eye vi mele esi o, eye wòtrɔ va
le fofoa ƒe me, abe alesi wònɔe
le eƒe ɖetugbime ene la, ekpɔ mɔ
aɖu fofoa ƒe nuɖuɖu la, ɖeko to
bubu me tɔa ɖeke mekpɔ mɔ aɖui
o. 14 Ne amea ɖe ɖe ŋu ɖu nu
kɔkɔea la, ekema wòaɖo nu kɔkɔe
la teƒe na nunɔla, eye wòatsɔ nu
la ƒe [e]mamã atɔ̃lia akpe ɖe ŋu.
15 Eye womegagblẽ kɔ ɖo na
Israel-viwo ƒe nunana kɔkɔe, si
wodzɔ na Yehowa la o. 16 Eye
womegana woaɖu woƒe nunana
kɔkɔe la, ada vo, eye woƒe fɔɖiɖi
la nanɔ wo dzi o. Nyee nye Ye-
howa, si kɔ wo ŋu![f]

Vodada magano vɔsawo ŋu o.

17 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 18 Ƒo nu kple Aron kple
viaŋutsuwo kpakple Israel-viwo
katã, eye nagblɔ na wo bena: Ne
Israeltɔa ɖe alo amedzro, si le
Israel be, yeasa numevɔ, eɖanye
adzɔgbe wòɖe hafi, alo eɖokui si
wòna nu Yehowa le o la, 19 eke-
ma wòana lãtsui, si sɔ blibo, eɖa-
nye nyi, alẽ alo gbɔ̃, bena miaƒe
nu nadze eŋu. 20 Migatsɔ lã, si
nu wɔ la, sa vɔe o; elabena mana
miaƒe nu nadze eŋu o.[h] 21 Ne
amea ɖe ɖe adzɔgbe, alo le eɖo-
kui si wòbe, yeasa akpedavɔ na
Yehowa la, ekema wòatsɔ nyi alo
alẽ, si sɔ blibo, eye nu mewɔ afia
ɖeke nɛ o, bena ame la ƒe nu
nadze eŋu. 22 Migatsɔ lã, si ƒe
ŋku gbã alo eƒe ata ŋe, exɔ abi
alo nufoƒo le eŋu, edze hafla alo
eŋu ƒlɔ la, sa vɔ na Yehowa o,
eye migatsɔe sa dzovɔ na Yeho-
wa le vɔsamlekpui la dzi o. 23 Ne-
nye ɖokuiwò si nèbe, yeana nu
le la, ekema èkpɔ mɔ ana nyi alo
alẽ, si ŋutinua ɖe didi gbɔ me
alo to ɖe me; ke nenye adzɔgbee
nèɖe la, womaxɔe o. 24 Ke mie-
kpɔ mɔ atsɔ lã, si nèto voku na,
woha vo le egɔme, alo wotae la,
asa vɔ na Yehowa o. Miekpɔ mɔ
awɔ esia tɔgbe le miaƒe anyigba
dzi o. 25 Migaƒle wo le amedzro-
wo si o, eye miekpɔ mɔ atsɔ wo
tɔgbe awɔ nuɖuɖu na miaƒe
Mawu o, elabena nu wɔ wo, eye
wo ŋuti mesɔ o; womaxɔ wo na
mi o.

26 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 27 Ne wodzi nyi, alẽ alo
gbɔ̃via ɖe la, wòanɔ dada gbɔ[a]
ŋkeke adre; ke ne exɔ ŋkeke
enyi alo wu nenema, eye wotsɔe
sa dzovɔ na Yehowa la, woaxɔe.
28 Miekpɔ mɔ awu nyi alo alẽ
kple via siaa gbe ɖeka o.[b] 29 Ne
miesa kafukafuvɔ na Yehowa la,
miwɔe ale be, wòadze eŋu. 30 [d]Gbe-
magbe ke woaɖui, eye migasusɔ
ɖeke ɖi ŋu nake ɖe edzi o. Nyee
nye Yehowa! 31 Eyata milé ŋku
ɖe nye seawo ŋu, eye miawɔ wo
dzi. Nyee nye Yehowa! 32 Mi-
gaƒo ɖi nye ŋkɔ kɔkɔe la o, bena
woakɔ ŋunye le Israel-viwo dome.
Nyee nye Yehowa, si wɔ mi kɔ-
kɔe,[g] 33 eye mekplɔ mi tso Egipte-
nyigba dzi, bena manye miaƒe
Mawu, nye Yehowa.

Ŋkekenyuie gãtɔwo ŋu nya.

23. Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: Ƒo nu kple
Israel-viwo, eye nagblɔ na wo
bena: Yehowa ƒe ŋkekenyuie, si-
wo miayɔ be takpegbe kɔkɔe la,
wonye si: 3 Ŋkeke ade miawɔ dɔ,
ke ŋkeke adrelia enye dzudzɔgbe
blibo kple takpegbe kɔkɔe; mia-
wɔ dɔa ɖeke o, elabena dzudzɔ-
gbe wònye na Yehowa le mia nɔ-
ƒewo katã.[i]

Ŋutitotoŋkekenyuie.

4 Esiawo nye Yehowa ƒe ŋke-
kenyuie, siwo miayɔ le woƒe azã-
gbewo dzi bena takpegbe kɔkɔe.[k]
5 Ɣleti gbãtɔ ƒe ŋkeke wuienelia
ƒe fiẽ enye ŋutitotoŋkekenyuie na
Yehowa,[l] 6 eye le ɣleti sia ƒe
ŋkeke wuiatɔ̃lia dzi miaɖu abolo
maʋamaʋã ƒe ŋkekenyuie na Ye-
howa; ŋkeke adre sɔŋ miaɖu abolo
maʋamaʋã. 7 Ŋkeke gbãtɔ enye
takpegbe kɔkɔe na mi, miekpɔ
mɔ awɔ asinudɔa ɖeke o. 8 Ŋkeke
adre sɔŋ miasa dzovɔ na Yeho-
wa, eye ŋkeke adreagbe enye ta-
kpegbe kɔkɔe, miawɔ asinudɔa
ɖeke o.

9 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 10 Ƒo nu kple Israel-viwo,
eye nagblɔ na wo bena: Ne mieva
anyigba, si matsɔ na mi dzi, eye
mieŋe nu le edzi la, ekema mia-
tsɔ lubabla gbãtɔwo avae na nu-

[a] Mo. II. 22, 29.
[b] Mo. V. 22, 6. 7.
[d] 7, 15.
[e] 5, 16.
[f] kp. 9.
[g] kp. 9. 16.
[h] Mo. V. 15, 21; 17, 1; Mal. 1, 8.
[i] Mo. II. 20, 8 v. 11.
[k] Mo. II. 23, 14 v. 19.
[l] Mo. II. 12.

nɔla. 11 Eye wòanyè lubablawo
le Yehowa ŋku me, bena miaƒe nu
nadze eŋu; nunɔla nanyè wo le[a]
ŋkeke, si dze dzudzɔgbe yome la
dzi. 12 Eye miatsɔ alẽvi, si sɔ
blibo, eye wòxɔ ƒe ɖeka la, asa
numevɔe na Yehowa le gbesigbe
mienyè lubablawo. 13 Miatsɔ wɔ
memee efa ƒe mamã ewoliawo
eve, si wodzaba kple ami awɔ
nuɖuvɔsa, si woatɔ dzoe na
Yehowa, be wòaʋẽ lilili, hekpe
ɖe nunovɔsa wein hin ƒe ma-
mã eneliawo ɖeka ŋu. 14 Ke
miekpɔ mɔ aɖu abolo, bli tɔtɔe
alo blitimu o, vaseɖe gbesigbe
miasa vɔ na mia Mawu. Ðoɖo
mavɔ wòanye na mi kple miaƒe
dzidzimeviwo le mia nɔƒewo katã.

Pentekoste.

15 Emegbe miabu kwasiɖa de-
die adre tso ŋkeke, si dze dzu-
dzɔgbe yome la dzi, gbesigbe
mienyè lubablawo;[e] 16 mixlẽ ŋke-
ke blaatõ vaseɖe ŋkeke, si dze
kwasiɖa adrelia yome la dzi, eme-
gbe hafi miatsɔ nu yeyewo asa
nuɖuvɔ na Yehowa. 17 Mitsɔ wɔ
memee efa ƒe mamã ewoliawo
eve ƒe abolo ʋaʋã eve atsɔ
tso mia nɔƒewo katã vɛ, woanye
nu gbãtɔwo na Yehowa, be woa-
nyèe. 18 Eye miatsɔ alẽvi adre,
siwo naneke mewɔ afia ɖeke na
o, eye woxɔ ƒe ɖekaɖeka, nyitsuvi
ɖeka kple agbo eve asa nume-
vɔe na Yehowa, eye miatsɔ nu-
ɖuvɔsa kple nunovɔsa akpe ɖe
wo ŋu awɔ dzovɔsa, si ʋẽna lilili
ɖe Yehowa. 19 Eyome miatsɔ
gbɔ̃tsu ɖeka asa nuvɔ̃vɔe, eye
miatsɔ alẽvi eve, siwo xɔ ƒe ɖe-
kaɖeka, asa akpedavɔe. 20 Eye
nunɔla nanyè nu gbãtɔwo ƒe abo-
loawo akpe ɖe alẽvi eveawo ŋu
le Yehowa ŋku me; nu kɔkɔewo
wonye na Yehowa hena nunɔla.
21 Ŋkeke ma dzi miaɖe gbe ƒã
bena, takpegbe kɔkɔe wònye na
mi, miekpɔ mɔ awɔ asinudɔa ɖeke
o. Ðoɖo mavɔ wòanye na miaƒe
dzidzimeviwo le mia nɔƒewo katã.
22 Ne mieŋe nu le[h] miaƒe anyi-
gba dzi la, migaŋe nukuawo va-
seɖe boto ke o, eye migaƒɔ nu-
siwo dudu ɖe anyi o; ke boŋ mi-
gblẽ wo ɖi na ame dahewo kple
amedzrowo. Nyee nye Yehowa,
mia Mawu!

[a] Mat. 28, 1; Kor. I. 15, 20.
[b] Mo. IV. 29, 1 v. 6; 10, 10.
[d] II.
[e] Mo. II. 23, 16; 34, 22; Mo. IV. 28, 26–31; Mo. V. 16, 9–12.
[f] Mo. II. 23, 16; 34, 22; Mo. IV. 29, 12–39; Mo. V. 16, 13–15.
[g] Yoh. 7. 37.
[h] 19, 9.

Ƒe yeye.

23 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 24 Gblɔ na Israel-viwo be:
Xleti adrelia ƒe ŋkeke gbãtɔ na-
nye dzudzɔgbe, kpẽkugbe hena
ŋkuɖoɖodzi kple takpegbe kɔkɔe
na mi.[b] 25 Miawɔ asinudɔa ɖeke
o, eye miasa dzovɔ na Yehowa.

Avuléŋkekenyuie.

26 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 27 Xleti adrelia sia ƒe ŋkeke
ewolia enye[d] avulégbe, takpegbe
kɔkɔe wònye na mi, miatsi nu aɖɔ,
eye miasa dzovɔ na Yehowa. 28
Miawɔ dɔa ɖeke le ŋkeke sia dzi
o, elabena avulégbee, bena woalé
avu na mi le Yehowa, mia Mawu
ŋku me. 29 Ne amea ɖe metsi nu
dɔ le ŋkeke sia dzi o la, woatsrɔ̃
ame la ɖa le eƒe dukɔ me viwo
dome, 30 eye ne amea ɖe wɔ dɔa
ɖe le ŋkeke sia dzi la, matsrɔ̃
ame la ɖa le eƒe dukɔ la dome.
31 Miawɔ dɔa ɖeke o, ɖoɖo mavɔ
wòanye na miaƒe dzidzimeviwo
le mia nɔƒewo katã. 32 Dzudzɔ-
gbe blibo wòanye na mi, eye mia-
tsi nu aɖɔ. Tso fiẽ vaseɖe fiẽ
miaɖu dzudzɔgbe sia, tso ɣleti la
ƒe ŋkeke asiekelia ƒe fiẽ.

Agbadɔxɔwo me nɔnɔ.

33 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 34 Gblɔ na Israel-viwo be:
Tso ɣleti adrelia sia ƒe ŋkeke
wuiatɔ̃lia dzi miaɖu agbadɔŋkeke-
nyuie ŋkeke adre sɔŋ na Yeho-
wa.[f] 35 Ŋkeke gbãtɔ enye takpe-
gbe kɔkɔe, miawɔ asinudɔa ɖeke
o. 36 Ŋkeke adre miasa dzovɔ
na Yehowa.[g] Ŋkeke enyilia nanye
takpegbe kɔkɔe na mi, eye miasa
dzovɔ na Yehowa; takpegbe wò-
nye, miawɔ asinudɔa ɖeke o. 37
Esiawo nye Yehowa ƒe ŋkeke-
nyuie, siwo miaɖe gbe ƒãe be ta-
kpegbe kɔkɔewo, eye miasa dzo-
vɔ na Yehowa, numevɔ, nuɖuvɔ,
akpedavɔ kple nunovɔ; ŋkeke
sia ŋkeke kple etɔ, 38 hekpe ɖe
Yehowa ƒe dzudzɔgbewo, miaƒe
nunanawo, miaƒe adzɔgbeɖeɖewo
katã kple nusiwo katã miana le
mia ɖokui si hena Yehowa la ŋuti.
39 Ne mieƒo anyigba dzi nu ʋa-
ʋãwo nu ƒu la, ekema miaɖu Ye-
howa ƒe ŋkekenyuie la, le ɣleti
adrelia ƒe ŋkeke wuiatɔ̃lia dzi,
ŋkeke adre sɔŋ; ŋkeke gbãtɔ na-
nye dzudzɔgbe, eye ŋkeke enyi-

lia hā nanye dzudzɔgbe. 40 Le
ŋkeke gbãtɔ dzi miatsɔ[a] atikutse-
tse nyuitɔwo, eye mialã deʋa-
yawo, ati, siwo ƒe aŋgbawo do,
ƒe alɔwo kple amuti ƒe alɔwo,
eye miakpɔ dzidzɔ le Yehowa, mia
Mawu ŋku me ŋkeke adre sɔŋ.
41 Eye miadui wòanye ŋkeke-
nyuie na Yehowa ŋkeke adre sɔŋ
le ƒe ɖeka me. Đoɖo mavɔ wòa-
nye na miaƒe dzidzimeviwo; ɣleti
adrelia me miaɖui. 42 Mianɔ agba-
ɖɔwo me ŋkeke adre sɔŋ, Israel-
tɔwo katã nanɔ agbaɖɔwo me,
43 bena miaƒe dzidzimeviwo na-
nyae bena, esi mekplɔ Israel-viwo
tso Egipte-nyigba dzi la, mena
wonɔ agbaɖɔwo me, nye Yehowa,
mia Mawu. 44 Eye Mose gblɔ
Yehowa ƒe ŋkekenyuieawo na
Israel-viwo.

Akaɖiwo kple ŋkumeɖobolowo ŋu se.

**24.** Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: 2 De se na Is-
rael-viwo be, woatsɔ dzomi nyui-
tɔ vɛ, bena woate ŋu atsɔ akaɖi-
gbɛawo aɖo ati dzi ɖaa.[g] 3 Eye
Aron nadzrae ɖo le Mawu ƒe agba-
ɖɔ la me, le xɔmetsovɔ, si xe nu-
babladaka ŋku me la ŋgɔ, bena
woanɔ bibim ɖaa tso fiẽ vaseɖe
ŋdi le Yehowa ŋku me; ɖoɖo mavɔ
wòanye na miaƒe dzidzimeviwo.
4 Wòatsɔ akaɖigbɛawo aɖo sika-
kaɖiti la dzi, bena woanɔ bibim
le Yehowa ŋku me ɖaa.
5 Eye natsɔ wɔ memee aƒo
abolo wuieve; wɔ efa ƒe mamã
ewoliawo eve naƒo abolo ɖeka,
6 eye naɖo wo ɖe agbaka eve me
ɖe sikakplɔ̃ la dzi le Yehowa
ŋku me; agbaka ɖeka nanye wo
ame aɖe.[k] 7 Eye nada dzudzɔ-
ɖonu ɖe agbakawo dzi, eya nanye
nu ʋeʋẽe anɔ abolo la ŋu, woa-
wɔ Yehowa ƒe dzovɔsae. 8 Wòa-
ɖoe Yehowa ŋku me ɖaa dzudzɔ-
gbe sia dzudzɔgbe; ɖoɖo mavɔ
wòanye na Israel-viwo. 9 Woa-
nye Aron kple viaŋutsuawo tɔ, eye
woaɖui le teƒe kɔkɔe la, elabena
nu kɔkɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye
nɛ tso Yehowa ƒe vɔsa la me;
ɖoɖo mavɔ wòanye.

Woƒu kpe busunyagblɔla.

10 Eye Israel-nyɔnua ɖe ƒe vi-
ŋutsua, amesi nye Egipte-ŋutsua
ɖe ƒe vi la, yi Israel-viwo dome;
tete Israel-nyɔnu la ƒe viŋutsu
kple Israel-ŋutsua ɖe wowɔ dzre
le asaɖa la me. 11 Eye Israel-
nyɔnu la ƒe viŋutsu la[b] ƒo fi ɖe ŋkɔ
kɔkɔe la, eye wòɖo ɖiŋu nɛ; tete
wokplɔe va Mose gbɔe. Dada ŋkɔ
nye Selomit, amesi nye Dibri vi-
nyɔnu, tso Dan-to la me. 12 Eye
[d]wolée da ɖi, vaseɖe esime woaɖi
nyaa ɖe ato na wo, alesi Yehowa
agblɔ. 13 Eye Yehowa gblɔ na
Mose bena: 14 Kplɔ ɖiŋuɖola la
yi asaɖa la godo, eye amesiwo
katã se nyaa, natsɔ woƒe asi aɖo
eƒe tame, eye ha blibo la naƒu
kpee wòaku. 15 Ke ale nagblɔ
na Israel-viwo enye si: Ne amea
ɖe ɖo ɖiŋu na eƒe Mawu la, eke-
ma eƒe nuvɔ̃ le edzi. 16 Ne amea
ɖe[e] ƒo fi ɖe Yehowa ƒe ŋkɔ la,
woawui; ha blibo la naƒu kpee
wòaku, eɖanye amedzro alo dua-
mevi o, ele be, wòaku, elabena
eƒo fi ɖe ŋkɔ kɔkɔe la.

Amewuwu kple abiɖeɖe ame ŋu tohehe.

17 Ne amea ɖe[f] ƒo ame wòku la,
woawui; 18 eye ne amea ɖe ƒo lã
wòku la, wòaɖo eteƒe, lã ɖe lã
teƒe. 19 Ne amea ɖe wɔ nu vevi
nɔvia la, ekema woawɔ eya hã,
abe alesi wòwɔe ke ene:[h] 20 nu-
veviwɔame ɖe nuveviwɔame teƒe,
ŋku ɖe ŋku teƒe, aɖu ɖe aɖu
teƒe; alesi wòwɔ nu vevi amea
ɖee la, nenema ke woawɔ eya
hãe. 21 Amesi ƒo lã wòku la, wòa-
ɖo eteƒe; ke amesi ƒo ame wòku
la, woawu eya hã. 22 Se ɖeka
nanɔ mia si na amedzro kple dua-
mevi siaa; elabena nyee nye Ye-
howa, mia Mawu.[i] 23 Mose ƒo nu
kple Israel-viwo; tete wokplɔ ɖi-
ŋuɖola la ɖo goe ɖe asaɖa godo,
eye [l]woƒu kpee wòku. Eye Israel-
viwo wɔ, abe alesi Yehowa ɖe se
na Mose ene.

Sabat-ƒe.

**25.** Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose le Sinai-to la dzi bena:
2 Ƒo nu kple Israel-viwo, eye
nagblɔ na wo bena: Ne mieva
anyigba, si matsɔ na mi dzi la,
ekema anyigba la nagbɔ ɖe me
na Yehowa. 3 Ƒe ade naƒã nu
ɖe wò agble me, eye ƒe ade naɖe
wò weinkawo ŋu, eye naƒo agble-
menuwo nu ƒu.[n] 4 Ke le ƒe adre-
lia me la anyigba la nagbɔ ɖe
me na Yehowa, màƒã nu ɖe wò

[a] Nex. 8, 14-16.
[b] kp. 16.
[d] Mo. IV. 15, 34.
[e] Mo. II. 20, 7; Mat. 26, 65.
[f] Mo. II. 21, 12.
[g] Mo. II. 27, 20.
[h] Mo. II. 21, 23 v. 25.
[i] 19, 34; Mo. II. 12, 49.
[k] Mo. II. 25, 30.
[l] Mo. IV. 15, 36.
[n] Mo. II. 23, 10. 11; Mo. V. 15, 1–11.

agble me o, eye màde wò wein-
kawo ŋu hã o. 5 Màŋe nusiwo
mie de flu me o, eye màxa wein-
tsetse le weinka, siwo ŋu mede
o la dzi o; ke boŋ anyigba la
nagbɔ de me le ƒe la me. 6 Gake
miadu nuku, siwo miede edzi le
anyigba ƒe gbɔdemeɣi la me la,
wò ŋutɔ, wò kluvi kple wò kosi,
wò agbatedɔwɔla kple amedzro,
si le gbɔwò, 7 wò lã kple gbe-
melã, si le wò anyigba dzi; agble-
menuawo katã nazu nududu.

Aseyetsoƒe ŋu nya.

8 Eye naxlẽ dzudzɔƒe adre; ƒe
adre teƒe adre naxlẽ, ale bena
dzudzɔƒe adre la nade ƒe blane
vɔ asieke. 9 [d]Le ɣleti adrelia ƒe
ŋkeke ewolia dzi woaku kpẽ atsae;
le avuleŋbe la dzi woaku kpẽ
atsa le miaƒe anyigba blibo la dzi.
10 Miakɔ ƒe blaatɔ̃lia ŋu, eye
[e]miade gbe ƒã ablɔde le anyigba
la dzi na anyigbadzitɔwo katã;
aseyetsoƒe wòanye na mi, eye ame-
siame nagaxɔ eƒe nuwo, eye ame-
siame nagagbugbɔ ayi eƒe ƒome-
tɔwo gbɔ. 11 Ƒe blaatɔ̃lia nanye
aseyetsoƒe na mi, miaƒã nu o, eye
miaŋe nusiwo mie de flu me o,
eye miaxa weintsetse le weinka,
siwo ŋu miede o la dzi o. 12 Ase-
yetsoƒe wònye, eye eŋu nakɔ na
mi; ke miekpɔ mɔ adu agbleme-
nuawo. 13 Le aseyetsoƒe sia me
amesiame nagaxɔ eƒe nuwo. 14 Ne
èdzra nu na nɔviwò, alo nèƒle nu
le nɔviwò si la, ekema [f]migatafa
mia nɔewo o. 15 Aseyetsoƒe la ŋu
naƒle nu le nɔviwò si do, eye ƒe
alesi nu naŋe nu la, ŋu wòadzrae
na wò do. 16 Ƒe gede kple eƒe
asi gã, eye ƒe vee kple eƒe asi
bɔbɔe, elabena nuŋeɣiwo nu wòa-
dzrae na wò do. 17 Migatafa mia
nɔewo o, ke boŋ navɔ̃ wò Mawu
la; elabena nyee nye Yehowa, mia
Mawu. 18 Miwɔ nye dodoawo kple
nye seawo dzi. Ne mielė ŋku de
wo ŋu, eye miewɔ wo dzi la, eke-
ma mianɔ[h] dedie le anyigba la
dzi; 19 anyigba la awɔ nu, eye
miakpɔ nu gede adu, eye mianɔ
edzi dedie. 20 Ke ne miagblɔ be:
Nuka du ge míala le ƒe adrelia
me, elabena míele nu ƒã ge o, eye
míele míaƒe agblemenuwo hã ƒo
ge ƒu o la, 21 [i]mayra de mia dzi
le ƒe adelia me ale gbegbe be,

[a] Ps. 39, 12.
[b] Rut 4, 3. 4.
[d] 23, 27.
[e] Yes. 61, 2; Lu. 4, 19.
[f] Tes. 1. 4, 6.
[g] Mo. IV. 35.
[h] 26, 5; Fla. 1. 5, 5.
[i] Mo. V. 28, 8.

miaƒe agblemenuwo nade ƒe etɔ̃
nu. 22 Ne mieƒã nu le ƒe enyilia
me la, ekema mianɔ agblemenu
xoxoawo dum ahade asi na ƒe
asiekelia; nu xoxoawo mianɔ du-
dum hafi agaŋe nu. 23 Womadzra
anyigba wòatsi ame si daa o, ela-
bena tɔnyee nye anyigba la, eye
miawo mienye [a]amedzrowo kple
gbɔnye mewo.

Alesi woagbugbɔ ƒle nu dzadzrawo.

24 Eyata woagagbugbɔ anyigba
axɔ le miaƒe anyigba blibo la dzi.
25 Ne nɔviwò do ko, eye wòtsɔ
eƒe nu dzra, eye eƒe ƒometɔ va,
be wòagaxɔ nua la, ekema [b]wòa-
gaxɔ nusi nɔvia tsɔ dzra la. 26 Ke
ne exɔla mele ame la si o, gake
eya ŋutɔ kpɔ nu wòsɔ gbɔ, ale
bena wòate ŋu axɔ eƒe nua la,
27 ekema wòabu ƒe alesi nu wò-
dzra nu la, eye wòaxe fe kpɔtɔe
na amesi wòdzra nu la na, eye
wòagaxɔ eƒe nu la. 28 Gake ne
mekpɔ nu wòde, alesi wòana nu
o la, ekema nua natsi eƒlela gbɔ,
vasede esime aseyetsoƒe nado. Le
aseyetsoƒea dzi la nu la ŋu vo,
eye wòagaxɔ eƒe nu. 29 Ne amea
de dzra aƒea de le du, si ŋu wodo
gli do me la, ekema ekpɔ mɔ aga-
xɔe vasede ƒe, si me wòdzrae la,
ƒe nuwuwu; ƒe ma me ko wòate
ŋu agaxɔe. 30 Ke ne ƒe deka la
de, eye womexɔe o la, ekema aƒe,
si le du, si ŋu wodo gli do me
la, nazu eƒlela tɔ dikaa hena eƒe
dzidzimeviwo, eye womade asi le
eŋu le aseyetsoƒe la dzi o. 31 Ne
womedo gli de kɔƒea de ŋu o la,
ekema woabu aƒe kple agblede-
nyigba katã dekae. Woate ŋu
agaxɔe, eye woade asi le eŋu le
aseyetsoƒe la dzi. 32 Ke Lewitɔ-
wo kpɔ mɔ axɔ[g] aƒe, siwo le woƒe
duwo me, le woƒe anyigba dzi la,
ɣesiaɣi. 33 Ke ne Lewitɔa deke
mexɔe o la, ekema woade asi le
aƒe, si wodzra le woawo ŋutɔ ƒe
du me la, ŋuti le aseyetsoƒe la
dzi; elabena Lewitɔwo ƒe duwo
nye woawo ŋutɔ tɔ le Israel-viwo
dome. 34 Ke womadzra gbeduƒe,
siwo le woƒe duwo ŋu la o; ela-
bena woawo ŋutɔ tɔ wonye dikaa.

Wogbe kasadidi kple anyrawɔwɔ le dɔlawo ŋu

35 Ne nu vɔ le nɔviwò si, eye
wòdo ko la, ekema kpe de eŋu,
eye naxɔe abe amedzro alo gbɔ-

wò me ene, bena wòanɔ agbe le
gbɔwò. 36 Megabia[a] deme le esi
o, eye megadi kasae o, bena nɔ-
viwò nanɔ agbe le gbɔwò. 37 Me-
gado ga nɛ de deme dzi o, eye
ne ètsɔ nududu nɛ la, megabia
xɔdedzi o. 38 Nyee nye Yehowa,
mia Mawu, si kplɔ mi tso Egipte-
nyigba dzi, bena matsɔ Kanaan-
nyigba na mi, eye manye miafe
Mawu. 39 Ne nɔviwò do ko, eye
[d]wòtsɔ edokui dzra na wò la, eke-
ma megade kluvidɔ asi nɛ o.
40 Nenɔ gbɔwò abe agbatedɔwɔla
kple gbɔwò me ene, eye wòasubɔ
wò vasede aseyetsofe la dzi. 41
Emegbe wòadzo le gbɔwò, eya
ŋutɔ kple viawo siaa, eye wòaga-
gbugbɔ va efe fometɔwo gbɔ, eye
wòaxɔ fofoawofe domenyinuwo.
42 Nye dɔlawo wonye, amesiwo
mekplɔ tso Egipte-nyigba dzi;
womadzra wo, abe alesi wodzra
kluviwo ene o. 43 Megadu edzi
kple [g]sesẽ o, ke boŋ navɔ̃ wò
Mawu la. 44 Ke ne èdi be, kluvi
kple kosivi nanɔ asiwò la, ekema
èkpɔ mɔ afle wo tso dukɔ, siwo
fo xlã mi la dome. 45 Miekpɔ
mɔ afle amedzro, siwo le mia
dome la fe viwo kple wofe dzi-
dzimevi, siwo wodzi de miafe
anyigba dzi, eye wole mia dome
la; woawo azu mia tɔ. 46 Woawo
anye miafe ame, eye mia viwo
atsɔ wo anyi domee, miekpɔ mɔ
ade kluvidɔ asi na wo ɣesiaɣi.
Ke migadu mia ŋutɔwo mia nɔvi
Israel-viwo dzi kple sesẽ o. 47 Ne
nu do amedzro alo gbɔwò mea de
si, eye nɔviwò do ko hetsɔ edo-
kui dzra na amedzro alo gbɔwò
me la alo wofe dzidzimevia de la,
48 ne edzra edokui la, ekema se
li, be woagaxɔe; nɔviawo dometɔ
deka kpɔ mɔ agaxɔe. 49 Etɔdia
alo etɔdia fe viŋutsu alo efe fo-
metɔ kekeake kpɔ mɔ axɔe, alo
ne eya ŋutɔ kpɔ nu la, ate ŋu
axɔ edokui. 50 Eya kple eflela
nabu fe tso fe, si me wòdzra edo-
kui nɛ la dzi vasede aseyetsofe
la dzi, eye eflefe la nanɔ de fea-
wo ŋu; wòanɔ egbɔ abe agbate-
dɔwɔla ene. 51 Ne fe gede gasusɔ
la, ekema exɔfe, si wòade tso
eflefe me la, nanɔ de feawo ŋu.
52 Ke nenye fe ʋea de koe susɔ,
ne aseyetsofe nado la, ekema woa-

a Mo. II. 22, 24.
b kp. 48.
d Mo. II. 21, 2.
e Mo. II. 20, 4. 5.
f Mo. II. 20, 8.
g kp. 58; Ef. 6, 9.
h Mo. V. 11, 14.
i Am. 9, 13.
k Hi. 11, 19.
l Mo. V. 32, 30.
n Kor. II. 6, 16.

bui nɛ; feawo nu exɔfe la nanɔ
do. 53 Wòanɔ egbɔ fe sia fe abe
agbatedɔwɔla ene, eye megazi kpi
kpɔe be, wòadu edzi kple [b]sesẽ
o. 54 Ke ne womexɔe alea o la,
ekema woade asi le eya ŋutɔ kple
viawo ŋu le aseyetsofe la dzi.
55 Elabena nye dɔlawo nye Israel-
viwo, amesiwo mekplɔ tso Egipte-
nyigba dzi. Nyee nye Yehowa, mia
Mawu!

Yayra ŋugbedodo

26. Migawɔ legba na mia dokui
o, migawɔ aklama kpakpɛ
alo afeli na mia dokui o, eye mi-
gatsɔ kpe kpa nɔnɔme ado miafe
anyigba dzi, be [e]miade ta agu nɛ
o; elabena nyee nye Yehowa, mia
Mawu. 2 Mido ŋku [f]nye dzudzɔ-
gbewo dzi, eye vɔvɔ̃ nanɔ nye
kɔkɔefe la ŋu na mi. Nyee nye
Yehowa!

3 Ne mielé ŋku de nye dodoa-
wo ŋu, eye miedzra nye seawo
do hewɔ wo dzi la, 4 ekema mana
tsi nadza na mi le edzaɣi, anyi-
gba awɔ nu, eye agblemetiwo
atse ku.[h] 5 Lufoɣi adidi vasede
weinhaɣi, eye weinhaɣi adidi va-
sede nufãɣi, eye miakpɔ abolo
gede adu, eye mianɔ miafe anyi-
gba dzi bɔkɔɔ.[i] 6 Mana anyigba
dzi nafa,[k] miadɔ alɔ̃, eye amea
deke mado vodi na mi o; manyã
lã wɔadãwo da le miafe anyigba
dzi, eye yi mato miafe anyigba
dzi ayi o. 7 Mianyã miafe futɔ-
wo, eye woatsi miafe yi nu. 8 Mia
dometɔ atɔ̃ anyã ame alafa deka,
eye mia dometɔ alafa deka anyã
ame akpe ewo, eye miafe futɔwo
atsi miafe yi nu.[l] 9 Matrɔ de mia
ŋu, eye mana miadzi asɔ gbɔ,
eye mawɔ nu, si mebla kpli mi
la dzi. 10 Mianɔ agblemenu xo-
xoawo dum, eye ne yeyea do afe
la, ekema deko miade xoxoawo
da. 11 Mado nye nɔfe de mia dome,
eye nyemanyɔ ŋu mi o. 12 Mazɔ
mia dome, eye manye miafe Mawu,
eye miawo mianye nye dukɔ.[n]
13 Nyee nye Yehowa, mia Mawu,
si kplɔ mi tso Egipte-nyigba dzi,
bena miaganye kluviwo na wo o;
meŋe kɔkuti da le kɔ dzi na mi,
eye mievo le yiyim.

Fiƒode gbɔgblɔdi.

14 Ke ne miedo tom o, eye mie-
wɔ se siawo katã dzi o. 15 ne mie-

de nye dodoawo da, miedo vlo
nye seawo, eye miewɔ nye seawo
katã dzi o, eye mietu nye nuba-
bla la, 16 ekema nye hã mawɔ
nu siawo mi, eye vɔvɔ̃ alė mi:
Kpetri kple asrã ana miaƒe ŋku-
tome anyẽ de me, eye miagbɔ-
dzɔ: yakatsyɔ miaƒã nukuwo, ela-
bėna miaƒe futɔwo ava ha wo.
17 Made ŋku atɔ mi, miaƒe futɔ-
wo asi mi, eye miaƒe adikãtɔwo
adu mia dzi, eye ne amea deke
mele mia nyãm o hã, miade afɔ
du me. 18 Ne nusiawo va tso, hafi
miegado tom o la, ekema mahe
to na mi de dzi zi adre le miaƒe
nuvɔ̃wo ta. 19 Maŋe miaƒe dada
vivivo la nu, eye mana [b]dziƒo nanɔ
na mi abe ga ene, eye miaƒe anyi-
gba nanɔ abe akɔbli ene. 20 Ya-
katsyɔ miawɔ dɔ, ŋusẽ navɔ le
mia ŋu, elabena anyigba mawɔ
nu o, eye agblemetiwo matse ku
o. 21 Gake ne miaƒe nuwɔwɔwo
gatsi tre de ŋunye ko, eye mie-
gbe tododom la, ekema magade
fu na mi de dzi zi adre le miaƒe
nuvɔ̃wo ta. 22 Mado lã wɔadãwo
de mia dome; eye [d]woade viwo
le mia ŋu, eye woatsrɔ̃ miaƒe
aƒemelãwo; miaƒe xexlẽme azu
sue, eye miaƒe mɔwo ato gbe.
23 Ke ne miena metsɔ nusiawo
xlɔ̃ nu mi o, boŋ miegatsi tre de
ŋunye ko la, 24 ekema[e] nye hã
matsi tre de mia ŋu, eye magade
fu na mi de dzi zi adre le miaƒe
nuvɔ̃wo ta. 25 Mado[f] yi de mia
dome, bena wòabia hlɔ̃ de nuba-
bla la ta, eye ne miesi aʋa yi
de miaƒe duwo me la, ekema mado
dɔvɔ̃ de mia dome, eye matsɔ mi
ade asi na miaƒe futɔwo. 26 Ma-
gblẽ abolo, si nye miaƒe agbe la
dome, eye nyɔnu ewo aƒo abolo
de kpo deka me, eye woaxlẽ abolo
de dɔ nu na mi, eye miadui madi
ƒo na mi o. 27 Ke ne nusiawo
va tso, hafi miedo tom o, boŋ
mietsi tre de ŋunye la, 28 eke-
ma nye hã mado dɔmedzoe atsi
tre de mia ŋu, eye mahe to na
mi de dzi zi adre le miaƒe nuvɔ̃-
wo ta. 29 Eye miadu mia viŋu-
tsuwo kple mia vinyɔnuwo ƒe lã.[n]
30 Magbã miaƒe vɔsamlekpuiwo,
eye matutu miaƒe ɣelegbawo aƒu
anyi, malɔ miaƒe ame kukuwo
atrɔ de miaƒe legba gbagbãwo
dzi, eye miazu ŋunyɔnu nam. 31
Magbã miaƒe duwo woazu glikpo,
eye mana miaƒe teƒe kɔkɔewo
nazu aƒedo, eye miaƒe numeme-
wo magaʋẽ dem lilili o. 32 Mana
anyigba la nazu gbegbe, eye miaƒe
futɔ, siwo le edzi la, ƒe mo awɔ
yaa. 33 Maka mi ahlẽ de dukɔwo
dome, eye madi yi anɔ mia yo-
mee; miaƒe anyigba azu gbegbe,
eye miaƒe duwo azu glikpo. 34 Eke-
ma anyigba la akpɔ[a] gbɔdzɔe: le
ɣeyiɣi, siwo katã me wònye gbe-
gbe; ne miele miaƒe futɔwo ƒe
anyigba dzi la, anyigba la ŋu avo,
eye wòagbɔ de me. 36 Agbɔ de
me le ɣeyiɣi, siwo katã me wònye
gbegbe, elabena tso esime miele
edzi la, megbɔ de me le miaƒe
dzudzɔɣiwo me alea kpɔ o. 36
Made vɔvɔ̃ lã me na mia dometɔ,
siwo susɔ de woƒe futɔwo ƒe anyi-
gba dzi, eye aŋgba, si ʋu ya anyã
wo, eye woasi, abe alesi wosina
le yi nu ene, eye woadze anyi,
wònye amea deke mele wo nyãm
o hafi. 37 Mialɔ mia nɔewo aƒu
anyi, abe alesi wotsia yi nu ene,
wònye amea deke mele mia nyãm
o hafi, eye mianɔ tė de miaƒe fu-
tɔwo nu o. 38 Miatsrɔ̃ de dukɔ-
wo dome, eye miaƒe futɔwo ƒe
anyigba ami mi. 39 Eye mia do-
metɔ kpɔtɔeawo atsrɔ̃ de woƒe
vodadawo me, le woƒe futɔwo ƒe
anyigba dzi, eye woatsrɔ̃ le wo
fofowo ƒe vodadawo ta abe woa-
wo ke ene.

Ne Israel-viwo trɔ dzime la, woagaxɔ wo.

40 Emegbe ne [g]woaʋu woawo
ŋutɔ kple wo fofowo ƒe vo, si
woda hewɔ nuvɔ̃, eye wotsi tre
de ŋunye, 41 eye nye hã metsi
tre de wo ŋu hekplɔ wo va woƒe
futɔwo ƒe anyigba dzii la, me la,
ne woƒe [h]dzi masenuwo bɔbɔ, eye
[i]wokpɔ woƒe vodadawo tɔnua la,
42 ekema mado ŋku nu, si me-
bla kple Yakob, Isak kple Abra-
ham la dzi, eye [k]mado ŋku anyi-
gba la dzi. 43 Elabena esi wo-
gblẽ anyigba la di wòzu gbegbe
la, ekpɔ gbɔdzɔe. [l]Woakpɔ woƒe
vodadawo tɔnua, elabena wogbe
nye sewo, eye wodo vlo nye do-
dowo. 44 Ke ne wole woƒe futɔ-
wo ƒe anyigba dzi la, nyemagbe
wo o, eye nyemanyɔ ŋu wo o,
nyematsrɔ̃ wo keŋ o, eye nye-

[a] 25, 2; Kron. II. 36, 21.
[b] Mo. V. 11, 17; Fia. I. 17. 1.
[d] Fia. II. 2, 24.
[e] Sam. II. 22, 27.
[f] Yes. 1. 20.
[g] Mo. V. 4. 30; 30, 2.
[h] Yer. 9. 25.
[i] Lu. 23, 41.
[k] Mo. II. 2, 24; Fia. II. 13, 23.
[l] kp. 41.
[n] Fia. II. 6. 28.

matu nye nubabla le mia kpli wo
dome o, elabena nyee nye Yeho-
wa, woƒe Mawu. 45 Le woƒe nyui
ɖiɖi ta [a]maɖo ŋku nu, si mebla (a Mo. I. 15, 18.)
kple wo tɔgbuiwo, amesiwo me-
kplɔ[b] tso Egipte-nyigba dzi le (b Mo. II. 12, 33. 51.)
dukɔwo ŋku me, bena manye woƒe
Mawu la dzi; nye Yehowa. 46 Esia-
wo nye ɖoɖowo, sewo kple mɔ-
nufiamewo, siwo Yehowa ɖo eya
ŋutɔ kple Israel-viwo dome, eye
wòde asi na Mose le Sinai-to la
dzi.

**Nusiwo ŋuti wokpɔ mɔ aɖe adzɔgbe, eye alesi woate ŋu aɖe adzɔgbeɖeɖe ɖa.**

27. Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: 2 Ƒo nu kple
Israel-viwo, eye nagblɔ na wo
bena: Ne amea ɖe [d]tsɔ ame ɖe (d Mo. IV. 30.)
adzɔgbee na Yehowa la, ekema
nado asi ɖe eŋu. 3 Ale nado asi
lae enye si: Ne ame la nye ŋu-
tsu le ƒe blave kple ƒe blaade
dome la, ekema asi la nanye
klosalo sekel kɔkɔe blaatɔ̃; 4 ke
nenye nyɔnue la, asi la nanye
sekel blaetɔ̃. 5 Ne ame la le ƒe
atɔ̃ kple ƒe ewo domee la, ekema
ŋutsu ƒe asi nanye sekel blave,
eye nyɔnu tɔ nanye sekel ewo.
6 Ke ne ame la le dzinu ɖeka
kple ƒe atɔ̃ domee la, ekema ŋu-
tsu ƒe asi nanye klosalo sekel
atɔ̃, eye nyɔnu tɔ nanye klosalo
sekel etɔ̃. 7 Ne ame la xɔ ƒe
blaade kple vɔ la, ekema ŋutsu
ƒe asi nanye sekel wuiatɔ̃, eye
nyɔnu tɔ nanye sekel ewo. 8 Ke
ne ame la da ahe, eye mate ŋu
ana ho la o la, ekema nakplɔe
ayi nunɔla gbɔ, eye nunɔla nado
asi nɛ ɖe nusi le esi la nu.
9 Nenye lã, siwo wotsɔna saa
vɔ na Yehowa la, dometɔa ɖe wò-
nye la, ekema ɖesiaɖe, si wotsɔ
na Yehowa la, nanɔ kɔkɔe. 10 Me-
kpɔ mɔ aɖɔ lii alo atsɔ lã nyui
aɖuɖɔ manyomanyoa alo atsɔ ma-
nyomanyoa aɖɔ li nyuia o; ke
ne eɖuɖɔe la, ekema esi wòtsɔ
ɖuɖɔe kple esi wòɖuɖɔ la, wole
kɔkɔe. 11 Ke nenye lã makɔmakɔ,
siwo wometsɔna saa vɔ na Ye-
howa o la, dometɔa ɖee wònye la,
ekema woakplɔ lã la ava nunɔla
gbɔe. 12 Eye nunɔla nado asi ɖe
lã la ƒe nyonyome alo manyoma-
nyome ŋu, alesi nunɔla do asi
lae la, nenema wòaxe. 13 Ke ne
ebe, yeagaxɔe kple ga la, ekema
wòatsɔ asi, si nèdo ɖe eŋu la, ƒe
mamã atɔ̃liawo ɖeka aƒu dzi.
14 Ne amea ɖe kɔ eƒe xɔ ŋu
na Yehowa la, ekema nunɔla nado
asi ɖe eƒe nyonyome alo manyo-
manyome ŋu, eye alesi nunɔla do
asi lae la, nenema wòaxe. 15 Ke
ne amesi kɔ eƒe xɔ ŋu be, yea-
gaxɔe kple ga la, ekema wòatsɔ
asi, si nèdo ɖe eŋu la, ƒe mamã
atɔ̃liawo ɖeka aƒu dzi, emegbe
ezu etɔ.
16 Ne amea ɖe kɔ eƒe agble,
si wòtsɔ nyi domee la, ƒe akpaa
ɖe ŋu na Yehowa la, ekema nado
asi ɖe ŋu le nuku, si woaƒã ɖe
eme la nu; ne woaƒã lu gomer
ɖeka ɖe eme la, ekema asi la nye
klosalo sekel blaatɔ̃. 17 Ne ekɔ
eƒe agble ŋu tso aseyetsoƒe dzi
la, ekema alesi nado asi lae la,
nenema wòaxe. 18 Ke ne aseye-
tsoƒe va yi, hafi wòkɔ eƒe agble
ŋu la, ekema nunɔla nabu fe la
nɛ ɖe ƒe, siwo susɔ, hafi aseyetsoƒe
nagaɖo la ŋu, eye naɖe asi, si
nèdo la dzi. 19 Ke ne amesi kɔ
eŋu be, yeagaxɔ agble la kple ga
la, ekema wòatsɔ asi, si nèdo ɖe
eŋu la, ƒe mamã atɔ̃liawo ɖeka
aƒu dzi, emegbe ezu etɔ. 20 Ne
mexɔ agble la o, boŋ wòtsɔe dzra
na ame bubu la, ekema womaga-
xɔe kple ga azɔ o, 21 ke ne agble
la ŋu vo le aseyetsoƒe dzi la,
ekem tɔ megale enu o, eŋu kɔ
na Yehowa, eye wòazu nunɔla ƒe
domenyinu. 22 Ne amea ɖe kɔ
agble, si wòƒle, ŋu na Yehowa,
eye menye eƒe domenyinu wònye
o la, 23 ekema nunɔla nabu asi
la nɛ vaseɖe aseyetsoƒe dzi, eye
wòaxe fe la gbemagbe, eye ga la
ŋu kɔ na Yehowa. 24 Ke amesi
ƒe domenyinu wònye, amesi si
wòƒlee le la, nagagbugbɔ agble
la axɔ[e] le aseyetsoƒe la dzi. (e 25, 10.)
25 Nado asiawo katã ɖe sekel
kɔkɔe la ŋu, gera blave nanye
sekel ɖeka.
26 Ke amea ɖeke mekpɔ mɔ
akɔ lãwo ƒe[f] ŋgɔgbeviwo ŋu na (f Mo. II. 13, 2.)
Yehowa o, eɖanye nyi alo alẽ o,
Yehowa tɔ wònye. 27 Nenye lã
makɔmakɔe la, ekema wòaxe fe
ɖe eta, abe alesi nèdo asi lae
ene, eye wòatsɔ home la ƒe ma-
mã atɔ̃liawo ɖeka aƒu dzi, ke ne

mexe ƒe ɖe eta o la, ekema wòa-
tsɔe adzra, abe alesi naɖo asii ene.
28 Ke ne amea ɖe kɔ eƒe nua
ɖe ŋu hetsɔ ɖe adzɔgbe na Ye-
howa ɖikaa, eɖanye ame, lã alo
agble, si wòtsɔ nyi domee o la,
womadzrae o, eye womaxɔe kple
ga hã o, elabena nusianu, si wo-
tsɔ ɖe adzɔgbe ɖikaa la, nu kɔ-
kɔewo ƒe nu kɔkɔe wònye na
Yehowa.[b] 29 Ne [d]woɖo busu amea
ɖe la, womaxɔe kple ga o, boŋ
woawui.
30 Anyigba dzi nuwo katã ƒe
mamã ewoliawo ɖeka nye Yeho-
wa tɔ, eɖanye agblemenuwo alo
kutsetsewo o, nu kɔkɔewo wonye
na Yehowa.[a] 31 Ke ne amea ɖe
be, yeaxe ƒe ɖe eƒe nuwo ƒe ma-
mã ewoliawo ɖeka ta la, ekema
wòatsɔ home la ƒe mamã atɔ̃-
liawo ɖeka aƒu edzi.
32 Lã, siwo katã lãkplɔvi xlẽna
kple eƒe ati la, dometɔ ewolia-
wo ŋu kɔ na Yehowa, eɖanye nyi
alo alẽ o. 33 Womadzro eme be,
lã la nyo loo alo menyo o, eye
womaɖɔ lii hã o. Ke ne woɖɔ lii
la, ekema esi wotsɔ ɖɔ lii kple
esi woɖɔ lii la, wole kɔkɔe, eye
womaxɔ wo kple ga o. 34 Esia-
wo nye se, siwo Yehowa gblɔ na
Mose le Sinai-to la dzi, be wòade
na Israel-viwo.[e]

a Mo. IV. 18, 21.
b Mo. IV. 18, 14; 21, 2.
d Sam. I. 15, 3. 9.
e 26, 46.

# MOSE ƑE AGBALẼ ENELIA.

Israeltɔ aʋawɔlawo ƒe xexlẽme.

1 Esi woʋu tso Egipte-nyigba dzi
ƒe eve megbe la, Yehowa ƒo
nu kple Mose le ɣleti evelia ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi le Mawu ƒe agba-
ɖɔ la me, le Sinai-gbedzi bena:
2 [f]Mixlẽ ŋutsu, siwo le Israel-viwo
ƒe ha blibo la me la, ƒe ŋkɔwo
ɖekaɖeka le woƒe ƒomewo kple
wo fofowo ƒe aƒewo nu. 3 Mia
kple Aron mitia Israeltɔ, siwo xɔ
ƒe blave kple vɔ, eye woate ŋu
aɖe aʋa la, xlẽ hamehame. 4 Eye
miɖe ŋutsu ɖekaɖeka le to sia to
me, amesiwo nye ta le wo fofo-
wo ƒe aƒe nu la, kpe ɖe mia ɖo-
kui ŋu. 5 Ŋutsu, siwo akpe ɖe mia
ŋu la, ƒe ŋkɔwo nye si: Elizur,
Sedeur vi, tso Ruben-to la me;
6 Selumiel, Zurisadai vi, tso Si-
meon-to la me; 7 [g]Naheson, Ami-
nadab vi, tso Yuda-to la me; 8 Ne-
taneel, Zuar vi, tso Isaxar-to la
me; 9 Eliab, Xelon vi, tso Zebu-
lon-to la me; 10 Yosef viwo tɔwo
nye: [h]Elisama, Amihud vi, tso
Efrayim-to la me kple Gamliel,
Pedazur vi, tso Manase-to la me.
11 Abidam, Gideoni vi, tso Ben-
yamin-to la me. 12 Axiezer, Ami-
sadai vi, tso Dan-to la me; 13 Pa-
giel, Oxran-vi, tso Aser-to la me;
14 Elyasaf, Deguel vi, tso Gad-to
la me; 15 Axira, Enan vi, tso
Naftali-to la me. Esiawo nye
amesiwo woyɔ le ha la dome, ame-
siwo nye wo fofowo ƒe towo ƒe
amegãwo kple tatɔwo le Israel ƒe
ame akpewo nu. 17 Mose kple
Aron tia ŋutsu, siwo ŋkɔ woyɔ,
18 eye woƒo ha blibo la nu ƒu le
ɣleti evelia ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi,
eye woɖe amesiwo xɔ ƒe blave
kple vɔ la, ƒe ŋkɔwo dzidzime-
gbalẽ me ɖekaɖeka le woƒe ƒo-
mewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu, 19 abe alesi Yehowa ɖe se
na Mose ene. Eye wòtia wo xlẽ
le Sinai-gbedzi.
20 Eye woxlẽ ŋutsu, siwo katã
xɔ ƒe blave kple vɔ, eye woate
ŋu aɖe aʋa le Israel-ƒe ŋgɔgbevi
Ruben ƒe dzidzimeviwo dome la,
ƒe ŋkɔwo ɖekaɖeka le woƒe ƒo-
mewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu. 21 Amesiwo wotia xlẽ le Ru-
ben-to me la, wole ame akpe
blane vɔ ade alafa atɔ̃. 22 Wo-
xlẽ ŋutsu, siwo katã xɔ ƒe blave
kple vɔ, eye woate ŋu aɖe aʋa
le Simeon ƒe dzidzimeviwo dome
la, ƒe ŋkɔwo ɖekaɖeka le woƒe
ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu. 23 Amesiwo wotia xlẽ le Si-
meon-to me la, wole ame akpe
blaatɔ̃ vɔ asieke alafa atɔ̃. 24 Eye
woxlẽ amesiwo xɔ ƒe blave kple
vɔ, eye woate ŋu aɖe aʋa le Gad
ƒe dzidzimeviwo dome la, ƒe ŋkɔ-
wo le woƒe ƒomewo kple wo fo-
fowo ƒe aƒewo nu. 25 Amesiwo
wotia xlẽ le Gad-to me la, wole

f 26, 2–51; Mo. II. 30, 12.
g Mo. II. 6, 23.
h Kron. I. 7, 26.

ame akpe blane vɔ atɔ̃ alafa ade
blaatɔ̃. 26 Woxlẽ amesiwo xɔ ƒe
blave kple vɔ, eye woate ŋu ade
aʋa le Yuda ƒe dzidzimeviwo
dome la, ƒe ŋkɔwo le woƒe ƒome-
wo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu.
27 Amesiwo wotia xlẽ le Yuda-to
me la, wole ame akpe blaadre vɔ
ene alafa ade. 28 Eye woxlẽ ame-
siwo xɔ ƒe blave kple vɔ, eye woa-
te ŋu ade aʋa le Isaxar ƒe dzidzi-
meviwo dome la, ƒe ŋkɔwo le woƒe
ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu. 29 Amesiwo wotia xlẽ le Isa-
xar ƒe to me la, wole ame akpe
blaatɔ̃ vɔ ene alafa ene. 30 Wo-
xlẽ amesiwo xɔ ƒe blave kple
vɔ, eye woate ŋu ade aʋa le Ze-
bulon ƒe dzidzimeviwo dome la,
ƒe ŋkɔwo le woƒe ƒomewo kple
wo fofowo ƒe aƒewo nu. 31 Ame-
siwo wotia xlẽ le Zebulon-to me
la, wole ame akpe blaatɔ̃ vɔ adre
alafa ene. 32 Yosef viwo tɔwo
nye si: Woxlẽ amesiwo xɔ ƒe
blave kple vɔ, eye woate ŋu ade
aʋa le Efrayim ƒe dzidzimeviwo
dome la, ƒe ŋkɔwo le woƒe ƒome-
wo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu.
33 Amesiwo wotia xlẽ le Efrayim-
to me la, wole ame akpe blane
alafa atɔ̃. 34 Eye woxlẽ amesiwo
xɔ ƒe blave kple vɔ, eye woate
ŋu ade aʋa le Manase ƒe dzidzi-
meviwo dome la, ƒe ŋkɔwo le
woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe
aƒewo nu. 35 Amesiwo wotia xlẽ
le Manase-to me la, wole ame
akpe blaetɔ̃ vɔ eve alafa eve.
36 Woxlẽ amesiwo xɔ ƒe blave
kple vɔ, eye woate ŋu ade aʋa le
Benyamin ƒe dzidzimeviwo dome
la, ƒe ŋkɔwo le woƒe ƒomewo kple
wo fofowo ƒe aƒewo nu. 37 Ame-
siwo wotia xlẽ le Benyamin-to me
la, wole ame akpe blaetɔ̃ vɔ atɔ̃
alafa ene. 38 Eye woxlẽ amesiwo
xɔ ƒe blave kple vɔ, eye woate
ŋu ade aʋa le Dan ƒe dzidzime-
viwo dome la, ƒe ŋkɔwo le woƒe
ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu. 39 Amesiwo wotia xlẽ le Dan-
to me la, wole ame akpe blaade
vɔ eve alafa adre. 40 Woxlẽ ame-
siwo xɔ ƒe blave kple vɔ, eye
woate ŋu ade aʋa le Aser ƒe dzi-
dzimeviwo dome la, ƒe ŋkɔwo le
woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe
aƒewo nu. 41 Amesiwo wotia xlẽ
le Aser-to me la, wole ame akpe
blane vɔ ɖekɛ alafa atɔ̃. 42 Eye
woxlẽ amesiwo xɔ ƒe blave kple
vɔ, eye woate ŋu ade aʋa le Naf-
tali ƒe dzidzimeviwo dome la, ƒe
ŋkɔwo le woƒe ƒomewo kple wo
fofowo ƒe aƒewo nu. 43 Amesiwo
wotia xlẽ le Naftali-to me la, wole
ame akpe blaatɔ̃ vɔ̃ etɔ̃ alafa ene.
44 Esiawo nye amesiwo Mose kple
Aron kpakple Israel ƒe amegãwo
tia xlẽ; amegãwo le wo ame wuie-
ve, to ɖeka ame ɖeka. 45 Eye wotia
Israel-viwo katã xlẽ le wo fofowo
ƒe aƒewo nu, amesiwo katã xɔ ƒe
blave kple vɔ, eye woate ŋu ade
aʋa le Israel. 46 Amesiwo katã
[a] 2, 32; Mo. II. 12, 37.
wotia xlẽ la, le ame [a]akpe alafa
ade kple etɔ̃ alafa atɔ̃ blaatɔ̃. 47 Ke
womexlẽ Lewitɔwo fofo ƒe to
kpe ɖe wo ŋu o.

Woaɖe Lewitɔwo ɖe vovo.

48 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 49 Megatia amewo xlẽ le
[b] 2, 33; 3, 15.
[b]Lewi-to la me o, eye megatsɔ
woƒe xexlẽme kpe ɖe Israel-vi
bubuawo tɔ ŋu o; 50 ke boŋ na-
tsɔ nɔƒe, si me se la le, kple eŋu
nuwo katã ade Lewitɔwo si. Woa-
[d] 4.
wo [d]natsɔ nɔƒe la kple eŋu nuwo,
[e] 3, 23–38.
eye woakpɔ wo dzi, eye [e]woaƒu
asaɖa anyi ɖe nɔƒe la ŋu godoo
ava kpe. 51 Ne nɔƒe la le hoho
ge la, Lewitɔwo nakakae, eye ne
nɔƒe la ɖo droƒe la, ekema Lewi-
[f] 3, 10. 38.
tɔwo natui; gake ne [f]ame tutɔa
ɖe te va la, woawui. 52 Israel-vi
bubuawo naƒu asaɖa anyi ɖe woƒe
teƒewo le woƒe aflagawo gbɔ ha-
mehame; 53 ke Lewitɔwo naƒu
asaɖa anyi ɖe nɔƒe, si me se la
le, ŋuti godoo ava kpe, bena dɔ-
medzoe magabi ɖe Israel-viwo ƒe
ha la ŋu o. Eyata Lewitɔwo nalé
ŋku ɖe nɔƒe, si me sea le la, ŋuti
ɖoɖoawo ŋu. 54 Eye Israel-viwo
wɔ, abe alesi Yehowa ɖe se na
Mose ene.

Towo ɖoɖo le asaɖa me.

2. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kple Aron bena: 2 Israel-viwo
naƒu asaɖa anyi ɖe woƒe aflaga, si
nyewo fofowo ƒe to ƒe dzesi la gbɔ;
woaƒu asaɖa anyi aƒo xlã Mawu
ƒe agbadɔ la godoo va kpe. 3 Yu-
ɖa-to la naƒu asaɖa anyi ɖe woƒe
aflaga gbɔ hamehame le ɣedzeƒe
gome. Yuda-viwo ƒe amegã nye

Naheson, Aminadab vi, 4 amesi
ƒe aʋawɔlawo le ame akpe blaadre
vɔ ene alafa ade. 5 Isaxar-to la
naƒu asaɖa anyi ɖe wo xa. Isa-
xar viwo ƒe amegã nye Netaneel,
Zuar vi, 6 amesi ƒe aʋawɔlawo
le ame akpe blaatɔ̃ vɔ ene alafa
ene. 7 Eye Zebulon-to la nakpe
ɖe wo ŋu. Zebulon viwo ƒe amegã
nye Eliab, Xelon vi, 8 amesi ƒe
aʋawɔlawo le ame akpe blaatɔ̃
vɔ adre alafa ene. 9 Aʋawɔla,
siwo katã le Yuda ƒe asaɖa me
hamehame la, le ame akpe alafa
ɖeka blanyi vɔ ade alafa ene.
Ame siawo natre hoho. 10 Ruben-
to la naƒu asaɖa anyi ɖe woƒe
aflaga gbɔ hamehame le dziehe
gome. Ruben-viwo ƒe amegã nye
Elizur, Sedeur vi, 11 amesi ƒe aʋa-
wɔlawo le ame akpe blane vɔ
ade alafa atɔ̃. 12 Simeon ƒe to [a] 1, 46.
la naƒu asaɖa anyi ɖe wo xa. Si-
meon-viwo ƒe amegã nye Selu-
miel, Zurisadai vi, 13 amesi ƒe
aʋawɔlawo le ame akpe blaatɔ̃
vɔ asieke alafa etɔ̃. 14 Eye Gad-
to la nakpe ɖe wo ŋu. Gad-viwo
ƒe amegã nye Elyasaf, Reguel vi, [b] 1, 48. 49.
15 amesi ƒe aʋawɔlawo le ame
akpe blane vɔ atɔ̃ alafa ade
blaatɔ̃. 16 Aʋawɔla, siwo katã le
Ruben ƒe asaɖa me hamehame la,
le ame akpe alafa ɖeka blaatɔ̃ vɔ
ɖekɛ alafa ene blaatɔ̃. Woawo [d] kp. 2.
nanye ha evelia, si aho. 17 Eme-
gbe Mawu ƒe agbadɔ la kple Le-
witɔwo ƒe asaɖa, si le asaɖa bu- [e] Mo. II. 6, 23.
buawo titina la, naho. Alesi woƒu
asaɖa anyii la, nenema ŋu woaho
ɖo; amesiame nanɔ eteƒe le eƒe
aflaga gbɔ. 18 Efrayim-to la naƒu
asaɖa anyi ɖe woƒe aflaga gbɔ
hamehame le ɣetoɖoƒe gome. Efra-
yim-viwo ƒe amegã nye Elisama,
Amihud vi, 19 amesi ƒe aʋawɔ-
lawo le ame akpe blane alafa [f] Mo. III. 10, 1. 2.
atɔ̃. 20 Manase ƒe to la naƒu asaɖa
anyi ɖe wo xa. Manase-viwo ƒe
amegã nye Gamliel, Pedazur vi,
21 amesi ƒe aʋawɔlawo le ame
akpe blaetɔ̃ vɔ eve alafa eve.
22 Eye Benyamin-to la nakpe ɖe
wo ŋu. Benyamin-viwo ƒe amegã
nye Abidan, Gideoni vi, 23 amesi
ƒe aʋawɔlawo le ame akpe bla- [g] Mo. II. 28, 29.
etɔ̃ vɔ atɔ̃ alafa ene. 24 Aʋawɔla,
siwo katã le Efrayim ƒe asaɖa me
hamehame la, le ame akpe alafa
ɖeka kple enyi alafa ɖeka. Woa-
wo nanye ha etɔ̃lia, si aho. 25 Dan-
to la naƒu asaɖa anyi ɖe woƒe
aflaga gbɔ hamehame le anyiehe
gome. Dan-viwo ƒe amegã nye
Axiezer, Amisadai vi, 26 amesi ƒe
aʋawɔlawo le ame akpe blaade
vɔ eve alafa adre. 27 Aser-to la
naƒu asaɖa anyi ɖe wo xa. Aser-
viwo ƒe amegã nye Pagiel, Oxran
vi, 28 amesi ƒe aʋawɔlawo le ame
akpe blane vɔ ɖekɛ alafa atɔ̃.
29 Eye Naftali-to la nakpe ɖe wo
ŋu. Naftali-viwo ƒe amegã nye
Axira, Enan vi, 30 amesi ƒe aʋa-
wɔlawo le ame akpe blaatɔ̃ vɔ etɔ̃
alafa ene. 31 Aʋawɔla, siwo
katã le Dan ƒe asaɖa me la, le
ame akpe alafa ɖeka blaatɔ̃ vɔ
adre alafa ade. Woawo nanye ha
mlɔetɔ, si aho le woƒe aflagawo nu.
32 Esiawo nye [a]amesiwo wotia
xlẽ le Israel-viwo dome le wo fo-
fowo ƒe aƒewo nu. Aʋawɔla, siwo
katã le asaɖa me hamehame la,
le ame akpe alafa ade kple etɔ̃
alafa atɔ̃ blaatɔ̃. 33 Ke wometia
Lewitɔwo xlẽ kpe ɖe Israel-vi
bubuawo ŋu o, [b]abe alesi Yehowa
ɖe se na Mose ene. 34 Eye Is-
rael-viwo wɔ, abe alesi Yehowa
ɖe se na Mose ene. Alesi woƒu
asaɖa anyi la, nenema ŋu woho
ɖo, amesiame kple eƒe ƒome le
wo fofowo ƒe aƒewo nu.[d]

Aron ƒe ƒome.

3. Esiawo nye [e]Aron kple Mose
viwo, le ɣeyiɣi, si me Ye-
howa ƒo nu kple Mose le Sinai-to
la dzi. 2 Aron viŋutsuwo ƒe ŋkɔwo
nye si: Eƒe ŋgɔgbevi Nadab, eyo-
me Abihu, Eleazar kple Itamar.
3 Esiawo nye nunɔla Aron, amesi
wosi ami na heɖoe be, wòanye
nunɔla asubɔ la, ƒe viŋutsuwo ƒe
ŋkɔwo. 4 Ke [f]Nadab kple Abihu
ku le Yehowa ŋku me, esime wo-
tsɔ dzo bubu va Yehowa ŋku me
le Sinai-gbedzi; ke viŋutsu mele
wo si o, eye Eleazar kple Itamar
zu nunɔlawo kpe ɖe wo fofo
Aron ŋu.

Lewitɔwo ƒe dɔ.

5 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 6 [g]Na Lewi-to la nava nu-
nɔla Aron gbɔ, bena woasubɔe.
7 Eye woawɔ dɔ, si le eya ŋutɔ
kple ha blibo la ŋu. le Mawu ƒe

agbadɔ la nu; woawoe awɔ dɔ, si le nɔƒe la ŋu. 8 Woakpɔ Mawu ƒe agbadɔ la ŋuti nuwo dzi, eye woakpe ɖe Israel-viwo ŋu, ne wova subɔsubɔ ge, eye woawɔ nɔƒe la ŋu dɔwo.[a] 9 Eye natsɔ Lewitɔwo ade asi na Aron kple viaŋutsuwo, etɔ woanye blibo le Israel-viwo dome. 10 Eye naɖo Aron kple viaŋutsuwo, be woawɔ nunɔlaɖɔ; ke ne [b]ame tutɔa ɖe te va la, woawui. 11 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose bena: 12 Nye ŋutɔe ɖe [d]Lewitɔwo le Israel-vi bubuawo dome ɖe ŋgɔgbevi,[e] siwo ʋu dɔ nu na wo dada la teƒe, bena Lewitɔwo nanye tɔnye le Israel-viwo dome. 13 Ŋgɔgbeviwo katã nye tɔnye; elabena gbesigbe mewu ŋgɔgbeviwo katã le Egiptenyigba dzi la, mekɔ amewo kple lãwo ƒe ŋgɔgbeviwo ŋu le Israel, be woanye tɔnye, nye Yehowa.

Lewitɔwo ƒe ƒome.

14 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose le Sinai-gbedzi bena: 15 Tia Lewitɔwo xlẽ le wo fofowo ƒe aƒewo kple woƒe ƒomeawo nu; ŋutsuvi, siwo katã xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la, natia axlẽ. 16 Eye Mose tia wo xlẽ, abe alesi Yehowa gblɔ hede se nɛ la ene. 17 Lewi-viwo ƒe ŋkɔwo nye si: Gerson, Kehat kple Merari.[h] 18 Gerson-viwo ƒe ŋkɔwo nye si le woƒe ƒomewo nu: Libni kple Simei. 19 Kehat-viwo nye si le woƒe ƒomewo nu: Amram, Yizhar, Xebron kple Uziel. 20 Eye Merari viwo nye si le woƒe ƒomewo nu: Maxeli kple Musi. Esiawo nye Lewitɔwo ƒe ƒome le wo fofowo ƒe aƒewo nu. 21 Gerson-hawo nye: Libni-viwo ƒe ƒome kple Simei-viwo ƒe ƒome. Woawo nye Gerson ƒomeawo. 22 Wotia ŋutsu, siwo xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la, xlẽ le wo dome, eye woƒe xexlẽme le ame akpe adre alafa atɔ̃. 23 Eye Gerson ƒome la ƒu asaɖa anyi ɖe nɔƒe la megbe le ɣedzeƒe gome. 24 Gerson ƒome la ƒe amegã nye Eliasaf, Lael vi. 25 Dɔ, siwo le Mawu ƒe agbadɔ la ŋu na Gerson-viwo wonye: Woakpɔ nɔƒe la, etamevɔ kple edzigbanuwo kpakple Mawu ƒe agbadɔ la ŋu vɔ, 26 kpɔ, si ƒo xlã nɔƒe la kple vɔsamlekpui la godoo va kpe, eŋuti vɔwo, agbadɔ ŋu kawo kple eŋu nu bubuawo kpakple kpɔnuvɔ la dzi. 27 Kehat-hawo nye: Amram-viwo ƒe ƒome, Yizhar-viwo ƒe ƒome, Xebron-viwo ƒe ƒome kple Uziel-viwo ƒe ƒome. Woawo nye Kehat ƒomeawo. 28 Ŋutsu, siwo xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la, ƒe xexlẽme le ame akpe enyi alafa ade, woawo nakpɔ kɔkɔeƒe la me nuwo dzi. 29 Kehat ƒome la naƒu asaɖa anyi ɖe nɔƒe la ƒe axa dzi le dziehe gome. 30 Kehat ƒome la ƒe amegã nye Elisafan, Uziel vi.[f] 31 Woƒe dɔe nye be,[g] woakpɔ aɖaka la kple kplɔ̃ la, akaɖiti la, vɔsamlekpuiawo kple kɔkɔeƒe la me nuwo kpakple xɔmetsovɔ la kple nu bubuawo dzi. 32 Lewitɔwo ƒe amegã ƒe tatɔ enye Eleazar, nunɔla Aron ƒe vi; eƒe dɔe nye be, wòakpɔ amesiwo le dɔ wɔm le nu kɔkɔeawo ŋu la dzi. 33 Merari-hawo nye: Maxeli-viwo ƒe ƒome kple Musi-viwo ƒe ƒome. Woawo nye Merari ƒomeawo. 34 Wo dome ŋutsu, siwo xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la, ƒe xexlẽme le ame akpe ade alafa eve. 35 Merari ƒome la ƒe amegã nye Zuriel, Abixail vi; woawo naƒu asaɖa anyi ɖe nɔƒe la ƒe axa dzi le anyiehe gome. 36 Merari-viwo ƒe dɔe nye be, woakpɔ nɔƒe la ŋu ʋuƒoawo, gametiawo, sɔtiawo kple woƒe afɔwo kple nu bubuawo katã, 37 kpɔtiawo katã kple woƒe afɔwo, tsyotiawo kpakple wo ŋu kawo dzi. 38 Eye Mose kple Aron kpakple viaŋutsuwo ƒu asaɖa anyi ɖe nɔƒe, si nye Mawu ƒe agbadɔ la ŋgɔ le ɣedzeƒe gome. Woƒe dɔe nye be, woawɔ dɔ le kɔkɔeƒe la na Israel-viwo; ke ne [i]ame tutɔa ɖe te va la, woawui. 39 Ŋutsu, siwo katã xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema le Lewitɔwo dome, amesiwo Mose kple Aron tia xlẽ, abe alesi Yehowa ɖe se ene la, le ame akpe blave vɔ eve.

Alesi woaɖuɖɔ ŋgɔgbedzidziawo.

40 Eye Yehowa gblɔ na Mose bena: Tia Israel-viwo ƒe ŋutsu ŋgɔgbeawo katã, amesiwo xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la xlẽ, eye naŋlɔ woƒe ŋkɔwo ƒe xexlẽme ɖi. 41 Tia Lewitɔwo na Yehowa ɖe Israel-viwo ƒe ŋgɔgbeviwo katã teƒe; eye natia Lewitɔwo ƒe lãwo

[a] 4.
[b] 1, 51.
[d] 8, 16.
[e] Mo. II. 13, 2.
[f] Mo. III. 10, 4.
[g] 7, 9.
[h] Mo. II. 6, 16 v. 19; 26, 57–64.
[i] kp. 10.

de Israel-viwo ƒe lã ŋgɔgbeawo
katã teƒe. 42 Eye Mose tia Israel-
viwo ƒe ŋgɔgbeviwo katã xlẽ, abe
alesi Yehowa de se nɛ ene. 43 Eye
ŋutsu ŋgɔgbeawo katã, amesiwo
xɔ dzinu ɖeka alo wu nenema la,
ƒe xexlẽme le ame akpe blave
vɔ eve alafa eve blaadre vɔ etɔ̃.
44 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 45 Tia Lewitɔwo nam ɖe
Israel-viwo ƒe ŋgɔgbeviwo katã
teƒe, eye tia Lewitɔwo ƒe lãwo ɖe
woƒe lãwo teƒe, bena Lewitɔwo
nanye Yehowa tɔ.[a] 46 Ke woaxe [a] kp. 12.
fe ɖe ame alafa eve blaadre vɔ
etɔ̃, siwo Israel-viwo ƒe ŋgɔgbe-
viwo tsɔ sɔ gbɔ wu Lewitɔwo la
ta;[b] 47 naxɔ sekel kɔkɔe atɔ̃ ɖe [b] kp. 39. 43.
ame ɖeka ta; gera blave nanye
sekel ɖeka. 48 Eye natsɔ wo do-
metɔ, siwo tsi dzi, ƒe ga la ana
Aron kple viaŋutsuwo. 49 Eye
Mose xɔ sekel kɔkɔe akpe ɖeka
alafa etɔ̃ blaade vɔ atɔ̃ 50 le ame-
siwo Israel-viwo ƒe ŋgɔgbeviwo
tsɔ sɔ gbɔ wu Lewitɔwo la si.
51 Eye Mose tsɔ ga la na Aron
kple viaŋutsuwo, abe alesi Yeho-
wo gblɔ hede se na Mose ene.

Ɖoɖo bubuwo na Lewitɔwo.

4. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena: 2 Miɖe
Kehat viwo le Lewitɔwo dome,
eye miŋlɔ woƒe xexlẽme le woƒe
ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo
nu. 3 Amesiwo xɔ ƒe blaetɔ̃ kple
vɔ vaseɖe ƒe blaatɔ̃, eye [f]wodze [f] 8, 24.
na dɔwɔwɔ la, nawɔ Mawu ƒe
agbadɔ la ŋu dɔwo. 4 Kehat viwo
ƒe dɔ enye be, woakpɔ nu kɔkɔe-
wo ƒe nu kɔkɔeawo dzi le Mawu
ƒe agbadɔ la me. 5 Ne ameha la
le hoho ge la, ekema Aron kple
viaŋutsuwo nayi ɖe eme, eye woa-
ɖe xɔmetsovɔ la atsyɔ na aɖaka,
si me se la le, 6 eye woatsɔ nyo-
gbalẽ atsyɔ edzi, emegbe woatsɔ
aɖabɛ blɔtɔ akeke ɖe dzi, eye
woaɖe kpoawo eŋu. 7 Eye woa-
keke aɖabɛ blɔtɔ ɖe ŋkumedo-
bolokplɔ̃ la dzi, emegbe woaƒɔ
agbawo, nutɔgbawo, trewo kple
goe, siwo me wokua nunovɔsa ɖo,
kpakple gbesiagbe boloawo aɖa
ɖe edzi. 8 Emegbe woatsɔ nya-
gadzĩ atsyɔ nuawo dzi, eye woa-
tsɔ nyogbalẽ abu edzi, eye woaɖe
kpoawo eŋu. 9 Eyome woabla[h] [h] Mo. II. 25, 31.
akaɖiti la kple eŋu kaɖigbɛawo,
ɖovulãnuawo kple ganuviawo kpa-
kple amigoe, siwo kpe ɖe eŋu la,
ɖe aɖabɛ blɔtɔ me; 10 emegbe
woabla nyogbalẽ ɖe eŋu, eye woa-
tsɔe aɖo agbati dzi. 11 Woakeke
aɖabɛ blɔtɔ ɖe sikavɔsamlekpui
la dzi, eye woatsɔ nyogbalẽ abu
dzi, eye woaɖe kpoawo eŋu. 12
Emegbe woabla nusiwo katã ŋu dɔ
wowɔna le kɔkɔeƒe la, ɖe aɖabɛ
blɔtɔ me, eye woaxatsa nyogbalẽ
ɖe wo ŋu, eye woatsɔ wo aɖo
agbati dzi. 13 Emegbe woalɔ afi
le vɔsamlekpui la me, eye woa-
keke aɖabɛ dzĩtɔ ɖe edzi. 14 Eyo-
me woafɔ eŋu nu, siwo ŋu dɔ wo-
wɔna la, aɖa ɖe dzi: afilɔnuawo,
gafloawo, sofiawo, zeawo kple vɔ-
samlekpui la ŋu nuwo katã, eye
woatsɔ nyogbalẽ abu wo dzi, eye
woaɖe kpoawo eŋu. 15 Ne Aron
kple viaŋutsuwo bla nu ɖe nu
kɔkɔeawo kple wo ŋu nuawo katã
ŋu vɔ, eye ameha la le hoho ge
la, eya ko hafi Kehat viwo nava [d] 7, 8.
[d]atsɔ wo, bena [e]womagaka asi nu [e] Sam. II. 6, 6. 7.
kɔkɔeawo ŋu ahaku o. Esiawo
nye Mawu ƒe agbadɔ la ŋu nu-
siwo Kehat-viwo natsɔ. 16 Elea-
zar, nunɔla Aron viŋutsu, ƒe dɔ
enye be, wòakpɔ ami, si woaɖe
akaɖigbɛawo me, dzudzɔʋeʋẽe-
donu, gbesiagbe nuɖuvɔsa, ami
sisi la, nɔƒe blibo la kple eme
nu kɔkɔeawo katã kpakple wo
ŋu nuwo dzi.
17 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kple Aron bena: 18 Migana Ke-
hat viwo natsrɔ̃ ɖa le Lewitɔwo
dome o; 19 ke boŋ miwɔ ale na
wo, bena ne wote ɖe nu kɔkɔe-
wo ƒe nu kɔkɔeawo ŋu la, ne wo-
magaku o: Aron kple viaŋutsuawo
nayi ɖe eme, eye woafia amesia-
me ƒe dɔ kple eƒe agbae. 20 Ke
womegava eme akpɔ nu kɔkɔea-
wo aɖabaƒoƒo ɖeka pɛ hã, ne
woava ku o.[g] [g] Sam. I. 6, 19.
21 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 22 Ŋlɔ Gerson viwo ƒe xe-
xlẽme hã le wo fofowo ƒe aƒewo
kple woƒe ƒomeawo nu. 23 Tia
amesiwo xɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ
vaseɖe ƒe blaatɔ̃, eye wodze na
dɔwɔwɔ la xlẽ, bena woawɔ Mawu
ƒe agbadɔ la ŋu dɔwo. 24 Gerson
viwo ƒe dɔwɔwɔ kple woƒe nu-
tsɔwo nye si: 25 Woawoe atsɔ

nɔƒe la ƒe kuntruawo kple Mawu ƒe agbadɔ la tamekuntruawo kple nyogbalẽ, siwo wotsɔ gba wo dzii, kpakple Mawu ƒe agbadɔ la ŋu vɔ, 26 kpɔ, si ƒo xlã nɔƒe la kple vɔsamiekpui la godoo va kpe la ŋu vɔwo kple agbonuvɔ la, agbadɔ ŋu kawo kple eŋu nu bubuawo; woawɔ eŋu dɔwo katã. 27 Alesi Aron kple viaŋutsuawo de se be, woatsɔ agbawo, eye woawɔ woƒe dɔwoe la, nenema ŋu Gerson viwo nawɔ woƒe dɔ blibo la ḍo; miafia amesiame ƒe agbae ḍekaḍeka. 28 Esia enye Gerson viwo ƒe ƒome la ƒe dɔwo le Mawu ƒe agbadɔ la ŋu; eye Itamar, nunɔla Aron viŋutsu, nakpɔ wo dzi.

29 Eye tia Merari viwo xlẽ le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu. 30 Tia amesiwo katã xɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ vaseḍe ƒe blaatɔ̃, eye woate ŋu awɔ dɔ la xlẽ, bena woawɔ Mawu ƒe agbadɔ la ŋu dɔwo. 31 Dɔ, si le Mawu ƒe agbadɔ la ŋu na wo, enye be, woatsɔ nɔƒe la ƒe ʋuƒoawo kple gametiawo, sɔtiawo kple woƒe afɔawo, 32 kpɔtiawo katã kple woƒe afɔawo, wo ŋu tsyotiwo kple wo ŋu kawo kpakple wo ŋu nuwo katã, eye woawɔ wo ŋu dɔwo katã; miafia amesiame ƒe agba, si wòatsɔ lae ḍekaḍeka. 33 Esia nye Merari viwo ƒe ƒome la ƒe dɔwo le Mawu ƒe agbadɔ la ŋu, eye Itamar, nunɔla Aron viŋutsu, nakpɔ wo dzi.

Lewitɔwo xexlẽ.

34 Eye Mose kple Aron kpakple ha la ƒe amegãwo tia Kehat viwo xlẽ le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu. 35 Woxlẽ amesiwo xɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ vaseḍe ƒe blaatɔ̃, eye woate ŋu awɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔa ŋu la. 36 Amesiwo wotia xlẽ le woƒe ƒomewo nu la, le ame akpe eve alafa adre blaatɔ̃. 37 Esiawo nye amesiwo katã Mose kple Aron tia xlẽ le Kehat viwo ƒe ƒome la me, bena woawɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔ la ŋu, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 38 Eye wotia Gerson viwo xlẽ le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu. 39 Woxlẽ amesiwo katã xɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ vaseḍe ƒe blaatɔ̃, eye woate ŋu awɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔa ŋu la. 40 Amesiwo wotia xlẽ le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu la, le ame akpe eve alafa ade blaetɔ̃. 41 Esiawo nye amesiwo katã Mose kple Aron tia xlẽ le Gerson viwo ƒe ƒome la me, eye woate ŋu awɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔa ŋu la, abe alesi Yehowa de se ene. 42 Eye wotia Merari viwo xlẽ le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu. 43 Woxlẽ amesiwo katã xɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ vaseḍe ƒe blaatɔ̃, eye woate ŋu awɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔa ŋu la. 44 Amesiwo wotia xlẽ le woƒe ƒomewo nu la, le ame akpe etɔ̃ alafa eve. 45 Esiawo nye amesiwo Mose kple Aron tia xlẽ le Merariviwo ƒe ƒome la me, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 46 Lewitɔ, siwo katã Mose kple Aron kpakple Israel-amegãwo tia le woƒe ƒomewo kple wo fofowo ƒe aƒewo nu, 47 eye woxɔ ƒe blaetɔ̃ kple vɔ vaseḍe ƒe blaatɔ̃, bena woasubɔ le Mawu ƒe agbadɔ la me, eye woatsɔ agba la, 48 ƒe xexlẽme le ame akpe enyi alafa atɔ̃ blanyi. 49 Mose na wofia amesiame ƒe dɔ kple agba, si wòatsɔ lae, abe alesi Yehowa de se ene: eye wotia wo xlẽ, abe alesi Yehowa de se na Mose ene.

Ame makɔmakɔwo ḍeḍeḍa.

5. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose bena: 2 De se na Israel-viwo be, [a]woaḍe anyidzelawo,[b] afuḍɔlawo kple amesiwo gblẽ kɔ ḍo le ame kuku ŋu la ḍa le asaḍa la me. 3 Woaḍo wo ḍe asaḍa la godo, eḍanye ŋutsu alo [d]nyɔnu o, bena [e]womagagblẽ kɔ ḍo na woƒe asaḍa, si me mele le wo dome la o. 4 Israel-viwo wɔ nenema, eye woḍo wo ḍe asaḍa la godo; alesi Yehowa gblɔ na Mose la, nenema Israel-viwo wɔ.

a Mo. III. 13, 46.
b Mo. III. 15, 2.
d 12, 14.
e 35, 34.

Vodada ŋu vɔsasa.

5 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose bena: 6 Gblɔ na Israel-viwo be: Ne [f]ŋutsu alo nyɔnua ḍe da vo ḍe amea ḍe ŋu, eye meḍi anukware na Yehowa o la, ekema ame la ḍi fɔ. 7 Eye wòaʋu eƒe vo, si wòda la me, eye wòaxe fe dedie de nusi me wòḍi fɔ le la ta; emegbe wòatsɔ ho la ƒe mamã atɔ̃liawo ḍeka aƒu edzi aha-

f Mo. III. 5, 21 v. 26.

tsɔ na amesi ŋu wòḍi fɔ ḍo. 8 Ke
ne fometɔ kekeake mele ame la
si, amesi wòaxe fe la na o la,
ekema fe, si wòxe la, zu Yehowa
tɔ hena nunɔla, hekpe ḍe agbo,
si woatsɔ alé avu nɛ la ŋuti. 9
Israel-viwo ƒe nunana kɔkɔe, siwo
katã anye adzɔ na nunɔla la, na-
nye etɔ.[a] 10 Ne amea ḍe na nu- a 18, 8.
nana kɔkɔe la, enye nunɔla tɔ,
eye ne amea ḍe na nu nunɔla la,
ekema enye etɔ.

Ŋuʋãvɔsa kple fiƒodetsi.

11 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 12 Gblɔ na Israel-viwo be:
Ne ŋutsua ḍe srɔ̃ da ƒu, eye meḍi
anukware nɛ o, 13 eye ŋutsu bubu
de asi eŋu, gake srɔ̃ menyae o,
eye wòtsi vivi me, wònye egblẽ
kɔ ḍo hafi, eye ḍasefoa ḍeke meli
o, eye womelée asiasi hã o, 14 eye
ŋuʋaʋã ḍo ŋutsu la me, wòde asi
anukluiwɔwɔ me le srɔ̃ ŋu, eye
nyɔnua gblẽ kɔ ḍo vavã la, alo
ŋuʋaʋã ḍo ŋutsu la me, eye wòde
asi anukluiwɔwɔ me le srɔ̃ ŋu,
wònye megblẽ kɔ ḍo hafi o la,
15 ekema ŋutsu la nakplɔ srɔ̃a
ava nunɔla gbɔ, eye wòatsɔ lu-
wɔ efa ewoliawo ḍeka awɔ vɔ-
sanu akpe ḍe eŋu, makɔ ami ḍe
edzi o, eye mada dzudzɔdonu
hã ḍe edzi o; elabena anuklui-
wɔwɔ-nuḍuvɔsa kple nuḍuvɔsa,
si ḍoa ŋku vodada dzi wònye.
16 Nunɔla la nana nyɔnua nate
va, eye wòakplɔe aḍo Yehowa
ŋku me. 17 Eye nunɔla la na-
ku[b] tsi kɔkɔe la ḍe agba me, b Mo. II. 30, 18.
eye wòalɔ ke le nɔƒe la akɔ ḍe
tsi la me. 18 Emegbe nunɔla la
nakplɔ nyɔnu la aḍo Yehowa ŋku
me, eye wòakaka ḍa ḍe ta nɛ,
eyome wòatsɔ ŋkuḍodzi-nuḍuvɔ-
sa ade asi me nɛ, anukluiwɔwɔ-
nuḍuvɔsa wònye; ke nunɔla la
ŋutɔ nalé tsi, si hea fiƒode kple
fuwɔame va ame dzi la, ḍe asi.
19 Eye nunɔla naka atam na nyɔnu
la agblɔ bena: Ne ŋutsua ḍeke
medɔ gbɔwò o, eye mèḍa ƒu ḍe
srɔ̃wò ŋu hegblẽ kɔ ḍo o la, eke-
ma tsi, si hea fiƒode kple fuwɔame
va ame dzi la, mawɔ naneke wò d Sam. I. 1, 11.
o. 20 Ke ne èḍa ƒu ḍe srɔ̃wò ŋu,
alo nègblẽ kɔ ḍo, eye ŋutsu bubu
de asi ŋuwò hekpe ḍe srɔ̃wò ŋu
la fĩ! 21 Ale nunɔla naka atam
agblɔ fiƒodenyawo na nyɔnu la e Lu. 1, 15.
bena: Yehowa ana fiƒode la naḍi
ŋuwò, àtrɔ zu ḍiŋudonu le wò
dukɔ la dome; Yehowa ana wò
ali naklẽ, eye ƒodo nadzi ḍe nuwò.
22 Tsi, si hea fiƒode va ame dzi
la, aḍo wò dɔme, ƒodo adzi ḍe
nuwò, eye wò ali aklẽ! Eye nyɔnu
la naḍo ŋu bena: Neva me ne-
nema, neva me nenema! 23 Eme-
gbe nunɔla naŋlɔ fiƒodenya siawo
ḍe agbalẽ dzi, eye wòakpalae ḍe
tsi, si hea fuwɔame va ame dzi
la me. 24 Eyome wòana nyɔnu
la nano tsi, si hea fiƒode kple
fuwɔame va ame dzi la, eye
tsi, si hea fiƒode kple fuwɔame
va ame dzi la, aḍo lãme nɛ.
25 Eye nunɔla naxɔ anuklui-
wɔwɔ-nuḍuvɔsa la le nyɔnu si,
eye wòanyé nuḍuvɔsa la le Ye-
howa ŋku me, emegbe wòatsɔe ayi
vɔsamlekpui la gbɔe. 26 Nunɔla la
naku nuḍuvɔsa la asiʋlo ḍeka,
eye wòatɔ dzoe le vɔsamlekpui
la dzi; emegbe hafi wòana nyɔnua
nano tsi la. 27 Ne eno tsi la, wò-
nye egblẽ kɔ ḍo, eye meḍi anu-
kware na srɔ̃ o hafi la, ekema
tsi, si hea fiƒode kple fuwɔame
va ame dzi la, aḍo lãme nɛ; ƒodo
adzi ḍe nu, eƒe ali aklẽ, eye nyɔnu
la atrɔ zu ḍiŋudonu le eƒe dukɔ
la dome. 28 Ke ne nyɔnu la me-
gblẽ kɔ ḍo o, eye eƒe nya dzɔ
la, ekema naneke mawɔe o, eye
wòagate ŋu afɔ fu. 29 Esia nye
se le anukluiwɔwɔ ŋu. Ne nyɔ-
nua ḍe da ƒu ḍe srɔ̃a ŋu, eye wò-
gblẽ kɔ ḍo, 30 alo ŋuʋaʋã ḍo
ŋutsua ḍe me, eye wòde asi anu-
kluiwɔwɔ me le srɔ̃a ŋu la, ekema
wòakplɔ nyɔnu la ava Yehowa
ŋku me, eye nunɔla nawɔ nɛ alea
ḍe se sia nu. 31 Eye fɔḍiḍi manɔ
ŋutsu la dzi o, ke boŋ fɔḍiḍi la
atsi nyɔnua ŋutɔ dzi.

Nasiretɔwo ŋu se.

6 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Israel-
viwo, eye nagblɔ na wo bena:
Ne ŋutsu alo nyɔnua ḍe ḍe adzɔ-
gbe hekɔ eḍokui ŋu na Yehowa
koŋ la,[d] 3 ekema mano wein alo
nu muamea ḍeke o, eye mano
wein alo nu muame, si wotsɔ ḍo
ƒãe la o, mano weintsetse me tsi o,
manyi weintsetse o, eye maḍu
weintsetse ƒuƒu hã o.[e] 4 Ŋkeke,

siwo katã me wòkɔ eḍokui ŋu la,
maḍu nusi wotsɔ weintsetse eḍa-
nye kua alo tsroa hã wɔe la o.
5 [a]Talũhɛ made eƒe ta le ŋkeke, [a] Dɔn. 18, 5.
siwo me wòḍe adzɔgbe hekɔ eḍo- [b] Dɔ. 18, 18.
kui ŋu la o, vaseḍe esime ŋkeke,
siwo wòkɔ eḍokui ŋu na Yehowa,
nade hafi; ame kɔkɔe wònye, eyata
wòagblẽ eƒe taḍa ḍi wòato ʋluya.
6 Made ame kuku gbɔ le ŋkeke,
siwo katã me wòkɔ eḍokui ŋu na
Yehowa la me o. 7 Eye magblẽ
kɔ ḍo le [d]fofoa alo dada, nɔvia- [d] Mo. III. 21, 11.
ŋutsu alo nɔvianyɔnu ƒe kukua
ŋu o, elabena eƒe adzɔgbeḍeḍe
na Mawu ƒe dzesi le ta nɛ. 8 Ame
kɔkɔe wònye na Yehowa le ŋkeke, [e] Mo. III. 7, 29 v. 34.
siwo katã me wòkɔ eḍokui ŋu.
9 Ke ne amea ḍe ku ku kpata ḍe
egbɔ, eye wògblẽ kɔ ḍo na eƒe
ta, si ŋu kɔ la, ekema wòalũ ta
le gbesigbe wokɔ eŋu;[f] le ŋkeke [f] 19, 11.
adreagbe wòalũ ta. 10 Eye le
ŋkeke enyiagbe la wòatsɔ [g]akpa- [g] Mo. III. 5, 7.
kpa eve alo ahɔnevi eve avae na
nunɔla le Mawu ƒe agbadɔ la nu.
11 Nunɔla la natsɔ ḍeka asa nu-
vɔ̃vɔe, eye wòatsɔ evelia asa nu-
mevɔe, eye wòalé avu nɛ, le esi
wògblẽ kɔ ḍo ḍe ame kuku ŋu [h] Mo. III. 9, 22. 22.
la ta, eye wòagakɔ eƒe ta ŋu nɛ
gbemagbe. 12 Emegbe wòagagbu-
gbɔ adzɔgbe aḍe na Yehowa, eye [i] Ps. 121.
wòana alẽvi, si xɔ ƒe ḍeka wòawɔ [k] Ps. 80, 4.
fɔḍivɔsae; ke ŋkeke, siwo va yi
la, mele eme o, elabena egblẽ kɔ [l] Ps. 69, 17. 18.
ḍo na eḍokui.
13 Esia nye se na amesi ḍe
adzɔgbe hekɔ eḍokui ŋu. Ne ŋke-
ke, siwo wòkɔ eḍokui ŋu de la,
ekema woakplɔe ava Mawu ƒe
agbadɔ la nu. 14 Eye wòatsɔ nu- [n] Mo. II. 40, 9. 10.
siawo asa vɔe na Yehowa: alẽvi,
si xɔ ƒe ḍeka, eye naneke mewɔ
afia ḍeke nɛ o, woawɔ numevɔsae,
alẽnɔ, si xɔ ƒe ḍeka, eye naneke
mewɔ afia ḍeke nɛ o, woawɔ nu-
vɔ̃vɔsae, kple agbo, si naneke
mewɔ afia ḍeke nɛ o, woawɔ akpe-
davɔsae 15 kpakple kusi, si me
nu maʋamaʋãwo le: aboŋgo, si
wotsɔ wɔ memee ƒoe, kple aka-
klã, si dzi wokɔ ami ḍo; emegbe
wòatsɔ nuḍuvɔsa kple nunovɔsa
akpe ḍe wo ŋu. 16 Eye nunɔla
natsɔ wo ava Yehowa ŋku me,
eye wòasa nuvɔ̃vɔ kple numevɔ
nɛ. 17 Ke wòatsɔ agbo la kple
kusi, si me nu maʋamaʋãwo le

la, asa akpedavɔe na Yehowa,
eyome nunɔla la nasa nuḍuvɔ
kple nunovɔ nɛ. 18 Eye amesi
ḍe adzɔgbe hekɔ eḍokui ŋu la,[b]
nalũ eƒe ta, si ŋu kɔ la, le Mawu
ƒe agbadɔ la nu, eye wòatsɔ eƒe
taḍa, si ŋu kɔ la, ade dzo, si
le akpedavɔsa te la me. 19 Ne
amesi ḍe adzɔgbe hekɔ eḍokui
ŋu, lũ eƒe ta, si ŋu kɔ la, ekema
nunɔla la natsɔ agbo la ƒe abɔ,
si woḍa, kple aboŋgo maʋamaʋã
ḍeka kpakple akaklã ḍeka le kusi
la me ade asi me nɛ. 20 Eye nu-
nɔla nanyè wo le Yehowa ŋku me,
nu kɔkɔewo wonye hena nunɔla
la [e]kpe ḍe akɔ, si wonyè kple
ata, si nye adzɔ la ŋu. Emegbe
amesi ḍe adzɔgbe hekɔ eḍokui
ŋu la, kpɔ mɔ ano wein. 21 Esia
nye se le amesi ḍe adzɔgbe hekɔ
eḍokui ŋu la, ƒe nusi wòana Ye-
howa ḍe eƒe adzɔgbeḍeḍe ta la
ŋuti, hekpe ḍe nusi eya ŋutɔ atsɔ
kpee la ŋuti. Alesi wòḍe adzɔgbe
lae la, nenema ŋu wòana nuawo ḍo.

Nunɔla gã ƒe yayra.

22 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 23 Gblɔ na Aron kple via-
ŋutsuawo be: Ale [h]miayra Israel-
viwo agblɔ na wo enye si: 24 Ye-
howa ayra wò, eye wòakpɔ dzi-
wò![i] 25 Yehowa akɔ ŋku me ḍe
wò, eye wòave nuwò![k] 26 Yeho-
wa atrɔ mo ḍe gbɔwò, eye wòaŋa
ŋutifafa wò![l] 27 Ale woayɔ nye
ŋkɔ atɔ ḍe Israel-viwo ŋu, eye
mayra wo.

Dumegãwo ƒe vɔsasa hena nubabladaka ŋuti koko.

7. Esi Mose wu nɔƒe la tutu nu
vɔ, eye [n]wòsi ami nɛ kple
eŋu nuawo katã hekɔ wo ŋu la,
esi wòsi ami na vɔsamlekpui la
kple eŋu nuawo katã, eye wòkɔ wo
ŋu la, 2 Israel-amegã, siwo nye
tatɔwo le wo fofowo ƒe aƒewo nu,
amesiwo nye toawo ƒe amegãwo
kple amesiwo wotia xlẽ la dzi-
kpɔlawo la, dzɔ nu. 3 Woƒe nu-
nana, siwo wotsɔ va Yehowa ŋku
me la, woawo nye: tasiaḍam ade,
siwo dzi wogba, kpakple nyi
wuieve; amegã eve na tasiaḍam
ḍeka, eye wo dome ḍesiaḍe na
nyi ḍekaḍeka, eye wotsɔ wo va
nɔƒe la ŋgɔ. 4 Eye Yehowa gblɔ
na Mose bena: 5 Xɔ wo le wo si
hena Mawu ƒe agbadɔ la ŋu dɔ-

wo wɔwɔ, eye namã wo na Lewi-
tɔwo, ɖe alesi woƒe dɔwo le la
nu. 6 Tete Mose xɔ tasiaɖama-
wo kple nyiawo, eye wòtsɔ wo
na Lewitɔwo. 7 Etsɔ tasiaɖam
eve kple nyi ene na Gerson viwo,
le alesi woƒe dɔ le la nu. 8 Eye
wòtsɔ tasiaɖam ene kple nyi enyi
na Merari viwo, le alesi woƒe dɔ
le la nu; wo dzikpɔla nye [a]Ita-
mar, nunɔla Aron viŋutsu. 9 Ke
metsɔ ɖeke na Kehat viwo o, ela-
bena woƒe dɔe nye be, [b]woatsɔ
nu kɔkɔeawo ɖe abɔta.
10 Esime wole ami sim na vɔ-
samlekpuia la, amegãwo dzɔ nu,
bena woatsɔ [d]akɔ eŋui, eye wo-
tsɔ nunanawo va vɔsamlekpui la
ŋgɔ. 11 Eye Yehowa gblɔ na
Mose bena: Woatsɔ woƒe nuna-
nawo vɛ ɖekaɖeka, be woatsɔ akɔ
vɔsamlekpui la ŋui, [c]ŋkeke ɖeka
amegã ɖeka.
12 Amesi na nu le ŋkeke gbã-
tɔ dzi, enye Naheson, Aminadab
vi, tso Yuda-to la me. 13 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ ba-
naa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔsae;
14 sikanutɔgba ɖeka, si da sekel
ewo, eye dzudzɔdonu yɔe banaa;
15 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka kple
alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woawɔ
numevɔsae; 16 gbɔ̃tsu ɖeka woa-
wɔ nuvɔ̃vɔsae, 17 nyi eve, agbo
atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi atɔ̃,
siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woawɔ
akpedavɔsae. Esiawo nye Nahe-
son, Aminadab vi, ƒe nunanawo.
18 Amegã Netaneel, Zuar vi,
tso Isaxar-to la me, na nu le ŋke-
ke eveagbe. 19 Nusiwo wòna, wo-
nye: klosalogba ɖeka, si da sekel
alafa ɖeka blaetɔ̃, kple klosaloze
ɖeka, si da sekel kɔkɔe blaadre;
woa kple eve la yɔ banaa kple wɔ
memee, si wodzaba kple ami, ne
woawɔ nuɖuvɔsae; 20 sikanutɔ-
gba ɖeka, si da sekel ewo, eye
dzudzɔdonu yɔe banaa; 21 nyitsu-
vi ɖeka, agbo ɖeka kple alẽvi, si
xɔ ƒe ɖeka, ne woawɔ numevɔ-
sae; 22 gbɔ̃tsu ɖeka woawɔ nu-
vɔ̃vɔsae; 23 nyi eve, agbo atɔ̃,
gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi atɔ̃, siwo
xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woawɔ akpe-
davɔsae. Esiawo nye Netaneel,
Zuar vi, ƒe nunanawo.
24 Eliab, Xelon vi, amesi nye
Zebulon-viwo ƒe amegã, na nu le
ŋkeke etɔ̃agbe. 25 Nusiwo wòna,
wonye: klosalogba ɖeka, si da
sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple klo-
saloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ ba-
naa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔ-
sae; 26 sikanutɔgba ɖeka, si da
sekel ewo, eye dzudzɔdonu yɔe
banaa; 27 nyitsu ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woa-
wɔ numevɔsae; 28 gbɔ̃tsu ɖeka
woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 29 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye
Eliab, Xelon vi, ƒe nunanawo.
30 Elizur, Sedeur vi, amesi nye
Ruben-viwo ƒe amegã la, na nu
le ŋkeke enelia dzi. 31 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔ-
kɔe blaadre, woa kple eve la yɔ
banaa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔ-
sae; 32 sikanutɔgba ɖeka, si da
sekel ewo, eye dzudzɔdonu yɔe
banaa; 33 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woa-
wɔ numevɔsae; 34 gbɔ̃tsu ɖeka
woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 35 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye Eli-
zur, Sedeur vi, ƒe nunanawo.
36 Selumiel, Zurisadai vi, amesi
nye Simeon-viwo ƒe amegã la, na
nu le ŋkeke atɔ̃agbe. 37 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ banaa
kple wɔ memee, si wodzaba kple
ami, ne woawɔ nuɖuvɔsae; 38
sikanutɔgba ɖeka, si da sekel
ewo, eye dzudzɔdonu yɔe banaa;
39 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka kple
alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woawɔ
numevɔsae; 40 gbɔ̃tsu ɖeka woa-
wɔ nuvɔ̃vɔsae; 41 nyi eve, agbo
atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi atɔ̃,
siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woawɔ
akpedavɔsae. Esiawo nye Selu-
miel, Zurisadai vi, ƒe nunanawo.

[a] Mo. II. 38, 21; 4, 28. 33.
[b] 4, 15.
[d] Kron. II. 7, 9.
[c] 1, 4—16; 2, 3 v. 29.

42 Elyasaf, Deguel vi, amesi
nye Gad-viwo ƒe amegã la, na nu
le ŋkeke adeagbe. 43 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre, woa kple eve la yɔ ba-
naa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔ-
sae, 44 sikanutɔgba ɖeka, si da
sekel ewo, eye dzudzɔdonu yɔe
banaa; 45 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woa-
wɔ numevɔsae; 46 gbɔ̃tsu ɖeka
woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 47 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye
Elyasaf, Deguel vi, ƒe nunanawo.
48 Elisama, Amihud vi, amesi
nye Efrayim-viwo ƒe amegã la,
na nu le ŋkeke adreagbe. 49 Nu-
siwo wòna, wonye: klosalogba
ɖeka, si da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃,
kple klosaloze ɖeka, si da sekel
kɔkɔe blaadre, woa kple eve la
yɔ banaa kple wɔ memee, si wo-
dzaba kple ami, ne woawɔ nu-
ɖuvɔsae; 50 sikanutɔgba ɖeka, si
da sekel ewo, eye dzudzɔdonu
yɔe banaa; 51 nyitsuvi ɖeka, agbo
ɖeka kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne
woawɔ numevɔsae; 52 gbɔ̃tsu ɖe-
ka woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 53 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye Eli-
sama, Amihud vi, ƒe nunanawo.
54 Gamliel, Pedazur vi, amesi
nye Manase-viwo ƒe amegã la, na
nu le ŋkeke enyiagbe. 55 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ ba-
naa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔ-
sae; 56 sikanutɔgba ɖeka, si da
sekel ewo, eye dzudzɔdonu yɔe
banaa; 57 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woa-
wɔ numevɔsae; 58 gbɔ̃tsu ɖeka
woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 59 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye Gam-
liel, Pedazur vi, ƒe nunanawo.
60 Abidan, Gideoni vi, amesi
nye Benyamin-viwo ƒe amegã la,
na nu le ŋkeke asiekeagbe. 61 Nu-
siwo wòna, wonye: klosalogba ɖe-
ka, si da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃,
kple klosaloze ɖeka, si da sekel
kɔkɔe blaadre; woa kple eve la
yɔ banaa kple wɔ memee, si wo-
dzaba kple ami, ne woawɔ nu-
ɖuvɔsae; 62 sikanutɔgba ɖeka, si
da sekel ewo, eye dzudzɔdonu
yɔe banaa; 63 nyitsuvi ɖeka, agbo
ɖeka kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka,
ne woawɔ numevɔsae; 64 gbɔ̃tsu
ɖeka woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 65 nyi
eve, agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple
alẽvi atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka,
ne woawɔ akpedavɔsae. Esiawo
nye Abidan, Gideoni vi, ƒe nuna-
nawo.
66 Axiezer, Amisadai vi, amesi
nye Dan-viwo ƒe amegã la, na nu
le ŋkeke ewolia dzi. 67 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ ba-
naa kple wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔ-
sae; 68 sikanutɔgba, si da sekel
ewo, eye dzudzɔdonu yɔe banaa;
69 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka kple
alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woawɔ
numevɔsae; 70 gbɔ̃tsu ɖeka woa-
wɔ nuvɔ̃vɔsae; 71 nyi eve, agbo
atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi atɔ̃, si-
wo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woawɔ
akpedavɔsae. Esiawo nye Axie-
zer, Amisadai vi, ƒe nunanawo.
72 Pagiel, Oxran vi, amesi nye
Aser-viwo ƒe amegã la, na nu le
ŋkeke wuiɖekɛlia dzi. 73 Nusiwo
wòna, wonye: klosalogba ɖeka, si
da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃, kple
klosaloze ɖeka, si da sekel kɔkɔe
blaadre; woa kple eve la yɔ banaa
kple wɔ memee, si wodzaba kple
ami, ne woawɔ nuɖuvɔsae; 74 si-
kanutɔgba ɖeka, si da sekel ewo,
eye dzudzɔdonu yɔe banaa; 75 nyi-
tsuvi ɖeka, agbo ɖeka kple alẽvi,
si xɔ ƒe ɖeka, ne woawɔ nume-
vɔsae; 76 gbɔ̃tsu ɖeka woawɔ nu-
vɔ̃vɔsae; 77 nyi eve, agbo atɔ̃,
gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi atɔ̃, siwo
xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woawɔ akpe-
davɔsae. Esiawo nye Pagiel, Oxran
vi, ƒe nunanawo.
78 Axira, Enan vi, amesi nye
Naftali-viwo ƒe amegã la, na nu
le ŋkeke wuievelia dzi. 79 Nu-

siwo wòna, wonye: klosalogba
ɖeka, si da sekel alafa ɖeka blaetɔ̃,
kple klosaloze ɖeka, si da sekel
kɔkɔe blaadre; woa kple eve la
yɔ banaa kple wɔ memee, si wo-
dzaba kple ami, ne woawɔ nu-
ɖuvɔsae; 80 sikanutɔgba ɖeka, si
da sekel ewo, eye dzudzɔdonu yɔe
banaa; 81 nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, ne woa-
wɔ numevɔsae; 82 gbɔ̃tsu ɖeka
woawɔ nuvɔ̃vɔsae; 83 nyi eve,
agbo atɔ̃, gbɔ̃tsu atɔ̃ kple alẽvi
atɔ̃, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, ne woa-
wɔ akpedavɔsae. Esiawo nye
Axira, Enan vi, ƒe nunanawo.
84 Nusiwo Israel-amegãwo na be
woatsɔ akɔ vɔsamlekpui la ŋu, le
esime wosi ami nɛ la, le klosalogba
wuieve, klosaloze wuieve kple si-
kanutɔgba wuieve. 85 Klosalogba-
wo dome ɖesiaɖe da sekel alafa ɖe-
ka blaetɔ̃, eye zeawo dome ɖesiaɖe
da sekel kɔkɔe blaadre; wo katã
ƒe klosalo le sekel kɔkɔe akpe eve
alafa ene. 86 Sikanutɔgba wuieve,
siwo dzudzɔdonu yɔ banaa; nutɔ-
gba ɖeka da sekel kɔkɔe ewo;
nutɔgbawo katã ƒe sika le sekel
alafa ɖeka blave. 87 Lã, siwo
katã wotsɔ sa numevɔe, wole nyi
wuieve, agbo wuieve, alẽvi wuieve,
siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, hekpe ɖe
wo ŋu nuɖuvɔsawo ŋu; gbɔ̃tsu
wuieve woawɔ nuvɔ̃vɔsae. 88 Lã,
siwo wotsɔ sa akpedavɔe, wole
nyi blave vɔ ene, agbo blaade,
gbɔ̃tsu blaade kple alẽvi blaade,
siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka. Ale wokɔ
vɔsamlekpui la ŋu, le esime wosi
ami nɛ la, enye si.
89 Ne Mose yi ɖe Mawu ƒe
agbadɔ la me, [g]bena yeaƒo nu
kplii la, ekema esea gbea ɖe tso
Kerubi eveawo dome le nutsyɔnu,
si le nubabladakaa tame la dzi:
[i]afisiae wòƒoa nu kplii le.

Sikakaditi la.

8. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Aron, eye
nagblɔ nɛ bena: Ne èɖo akaɖi-
gbɛawo ati dzi la, ekema akaɖi-
gbɛ adreawo nabi aɖo ta ŋgɔ.[n]
3 Aron wɔ nenema, eye wòɖo aka-
ɖigbɛawo atia dzi le ŋgɔgbe go-
me, abe alesi Yehowa ɖe se na
Mose ene: 4 Sika wotsɔ tu aka-
ɖiti blibo lae; ɖe wotu ati la kple
eŋu seƒoƒoawo. Alesi Yehowa fia
Mose la, nenema ŋu wowɔ aka-
ɖiti la ɖo.

Lewitɔwo ŋuti kɔkɔ.

5 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 6 Ɖe Lewitɔwo le Israel-
viwo dome, eye nakɔ wo ŋu.[a]
7 Ale nawɔ na wo ákɔ wo ŋu
enye si: [b]Wu tsi, si ɖea nuvɔ̃ ɖa
la, ɖe wo ŋuti, eye [d]woalũ fu le
wo ŋuti katã, emegbe woanyã
woƒe avɔwo, eye woakɔ wo ɖokui
ŋu. 8 Woana nyitsuvi ɖeka, eye
woatsɔ wɔ memee, si wodzaba
kple ami, ne woawɔ nuɖuvɔsae
akpe ɖe eŋu, eye natsɔ nyitsuvi
bubu asa nuvɔ̃vɔe. 9 Emegbe na-
na Lewitɔwo nate va Mawu ƒe
agbadɔ la ŋgɔ, eye naƒo Israel-
viwo ƒe ha blibo la nu ƒu. 10 Eyo-
me nana Lewitɔwo nate va Yeho-
wa ŋku me, eye Israel-viwo natsɔ
woƒe asiwo aɖa ɖe Lewitɔwo dzi.
11 [e]Eye Aron nanyè Lewitɔwo le
Yehowa ŋku me abe Israel-viwo
ƒe nunana ene, bena woawɔ Ye-
howa ƒe dɔ la. 12 Lewitɔwo na-
tsɔ woƒe asiwo aɖo nyitsuawo ƒe
tame, eye natsɔ ɖeka asa nuvɔ̃-
vɔe, eye natsɔ evelia asa numevɔ
na Yehowa, bena nalé avu na
Lewitɔwo. 13 Kplɔ Lewitɔwo ɖo
Aron kple viaŋutsuawo ŋku me,
eye nanyè wo na Yehowa. 14 Ale
naɖe Lewitɔwo le Israel-viwo do-
me, [f]ne woanye tɔnye. 15 Eme-
gbe Lewitɔwo nava, bena woawɔ
dɔ le Mawu ƒe agbadɔ la me. Ale
nakɔ wo ŋu anyè wo enye si.
16 Elabena tɔnye wonye blibo le
Israel-viwo dome. Nye ŋutɔe xɔ
wo ɖe Israel-viwo ƒe ŋgɔgbevi,
siwo vu dɔ nu na wo dadawo la
teƒe.[h] 17 Israel-viwo ƒe ŋgɔgbe-
viwo katã kple lãwo ƒe ŋgɔgbea-
wo [i]nye tɔnye; elabena esi mewu
ŋgɔgbeviwo katã le Egipte-nyi-
gba dzi la, eyae mekɔ wo ŋu na
ɖokuinye.[k] 18 Eye mexɔ Lewitɔwo
ɖe Israel-viwo ƒe ŋgɔgbeviwo ka-
tã teƒe. 19 Meɖe Lewitɔwo le
Israel-viwo dome [l]na Aron kple
viaŋutsuawo, bena woawɔ subɔ-
subɔdɔ ɖe Israel-viwo nu le Ma-
wu ƒe agbadɔ la me; eye woalé
avu na Israel-viwo, bena Israel-
viwo magate ɖe kɔkɔeƒe la ŋu,
eye dɔ vɔ̃ɖi naɖo wo dome o.
20 Eye Mose kple Aron kpakple

a Mal. 3, 3.
b 5, 17; 19, 9. 17.
d Mo. III. 14, 8.
e kp. 21.
f 3, 45.
g Mo. II. 25, 21. 22.
h 3, 12.
i Sam. I. 3, 3 v. 14.
k Mo. II. 13, 2.
l 3, 9.
n Mo. II. 25, 31 v. 40.

Israel-viwo ƒe ha blibo la wɔ ne-
nema: alesi Yehowa de se na
Mose le Lewitɔwo ŋu la, nenema
Israel-viwo wɔ na wo. 21 Lewi-
tɔwo ɖe nuvɔ̃ ɖa le wo ɖokui ŋu,
wonyã woƒe avɔwo, eye [a]Aron [a] kp. 11.
nyè wo le Yehowa ŋku me, eye
wòlé avu na wo, be wo ŋu nakɔ.
22 Emegbe Lewitɔwo yi, bena
woawɔ dɔ le Mawu ƒe agbadɔ la
me le Aron kple viaŋutsuawo
ŋku me. Alesi Yehowa de se na
Mose le Lewitɔwo ŋu la, nenema
wòwɔ na wo.

Lewitɔwo ƒe subɔsubɔdɔwɔɣi.

23 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 24 Nusi Lewitɔwo nawɔ
enye si: Wo dometɔ, si ke xɔ[b] [b] 4, 3. 23. 30. 47.
ƒe blave vɔ atɔ̃ alo wu nenema,
eye wòdze na dɔwɔwɔ la, nava
wɔ Mawu ƒe agbadɔ la ŋu dɔwo.
25 Ke ne eva xɔ ƒe blaatɔ̃ la,
wòado le dɔa me, eye magawɔ
dɔ la azɔ o. 26 Gake ate ŋu akpe
asi ɖe nɔviawo ŋu, ne wole dɔ
wɔm le Mawu ƒe agbadɔ la me,
ke magawɔ dɔ bubua ɖeke o.
Ale nana Lewitɔwo nawɔ woƒe
dɔe enye si.

Israel-viwo ɖu ŋutitotoŋkekenyuie.

9. Esi woʋu tso Egipte-nyigba
dzi le ƒe evelia ƒe ɣleti gbã-
tɔ dzi la, Yehowa ƒo nu kple Mose [d] Mo. II. 40, 34 v. 38.
le Sinai-gbedzi bena: 2 Israel-
viwo naɖu ŋutitotoŋkekenyuie la
ɖe eƒe ɣeyiɣi dzi.[e] 3 Miaɖui ɖe [e] Mo. II. 12; Mo. III. 23, 5.
eƒe ɣeyiɣi dzi le ɣleti sia ƒe ŋke-
ke wuienelia dzi le fiẽ ɖe ɖoɖo
kple se, siwo katã le eŋu la nu.
4 Eye Mose ƒo nu kple Israel-
viwo be, woaɖu ŋutitotoŋkeke-
nyuie la. 5 Eye Israel-viwo ɖu
ŋutitotoŋkekenyuie la le Sinai-
gbedzi le ɣleti gbãtɔ ƒe ŋkeke
wuienelia dzi le fiẽ; alesi Yehowa
de se na Mose la, nenema Israel-
viwo wɔ.

Alesi ame makɔmakɔwo kple mɔzɔlawo naɖu ŋutitotoŋkekenyuie la.

6 Ke ŋutsua ɖewo [f]gblẽ kɔ ɖo [f] 19, 11.
ɖe ame kukuwo ŋu, eye womete
ŋu ɖu ŋutitotoŋkekenyuie la gbe-
magbe o. Ŋutsu siawo va Mose
kple Aron gbɔ le ŋkeke ma dzi,
7 eye wogblɔ nɛ bena: Míegblẽ
kɔ ɖo ɖe ame kuku ŋu. Nuka-
ŋuti míekpɔ mɔ atsɔ vɔsa vɛ na
Yehowa akpe ɖe Israel-viwo ŋu
le ɣeyiɣi la dzi o? 8 Mose ɖo
ŋu na wo bena: Milala, ne mase
se, si Yehowa ade nam. 9 Eye
Yehowa ƒo nu kple Mose bena:
10 Gblɔ na Israel-viwo be: Ne
mia ŋutɔwo alo miaƒe dzidzime-
viwo dometɔa ɖe gblẽ kɔ ɖo ɖe
ame kuku ŋu alo yi nugbe la,
ekpɔ mɔ aɖu ŋutitotoŋkekenyuie
la na Yehowa. 11 Woawo naɖui
le ɣleti evelia ƒe ŋkeke wuiene-
lia dzi le fiẽ, eye woatsɔ abolo
maʋamaʋã aɖo ama veve. 12 Wo-
magblẽ ɖeke ɖi ŋu nake ɖe edzi
o, eye womagbã ƒua ɖeke hã o.
Woaɖu ŋutitotoŋkekenyuie la ɖe
ɖoɖo, siwo katã le eŋu la nu.
13 Ne amea ɖe megblẽ kɔ ɖo o,
eye meyi nugbe hã o, gake wò-
gbe ŋutitotoŋkekenyuie la ɖuɖu
la, ekema woatsrɔ̃ ame la ɖa le
eƒe dukɔ me viwo dome, elabena
mesa vɔ na Yehowa ɖe ɣeyiɣi la
dzi o; ame la ŋutɔ ƒe nuvɔ̃ le
edzi. 14 Ne amedzro, si le mia
dome be, yeaɖu ŋutitotoŋkeke-
nyuie na Yehowa la, ekema wòa-
ɖui ɖe ɖoɖo kple se, siwo le ŋu-
titotoŋkekenyuiea ŋu la nu. Ɖoɖo
ɖeka nanɔ eŋu na amedzrovi kple
duamevi siaa.

Alilikpo kple dzo le asaɖa la tame.

15 Gbesigbe wotu nɔƒea la,
[d]alilikpo va tsyɔ agbadɔ, si me
sea le la dzi, eye wòdzena le nɔƒe
la dzi le fiẽ abe dzo ene vaseɖe
ŋdi. 16 Alea wònɔ ɖaa; alilikpo la
tsyɔ edzi, eye wòdze le zã me
abe dzo ene. 17 Ne alilikpo la
ho le agbadɔa dzi la, ekema Israel-
viwo hona, eye afisi alilikpo la
gatrɔ va edzi le la, afima Israel-
viwo ƒua asaɖa anyi ɖo. 18 Le
Yehowa ƒe sedede nu Israel-viwo
hona, eye le Yehowa ƒe sedede
nu Israel-viwo ƒua asaɖa anyi,
ŋkeke, siwo katã alilikpo la gale
nɔƒea dzi ko la, wotsia asaɖa la
me. 19 Ne alilikpo la tsi nɔƒe la
dzi ŋkeke gedewo la, ekema Is-
rael-viwo kpɔa Yehowa sinu, eye
womehona o. 20 Ne alilikpo la
tsi nɔƒea dzi ŋkeke ʋeea ɖe ko
la, ekema wotsia asaɖa la me le
Yehowa ƒe sedede nu, eye wo-
hona le Yehowa ƒe sedede nu.
21 Eva me ɣeaɖewoɣi bena, ali-
likpo la tsia anyi tso fiẽ vaseɖe
ŋdi ko; ne alilikpo la ho le ŋdi

la, ekema wohona. Đewo etsia
anyi ŋkeke ɖeka kple zã ɖeka,
ne alilikpo la ho la, ekema wo-
hona. 22 Đewo etsia anyi ŋkeke
eve, ɣleti ɖeka alo wu nenema.
Ne alilikpo la tsi nɔƒea dzi la,
ekema Israel-viwo hã tsia asaɖa
la me, eye womehona o; ke ne
eho le edzi la, ekema wohona.
23 Le Yehowa ƒe sedede nu wo-
ƒua asaɖa anyi, eye le Yehowa ƒe
sedede nu wohona. Eye wokpɔ
Yehowa sinu, abe alesi Yehowa
ɖe se na Mose ene.

a 1—4.

Kpẽwo ŋu ɖoɖowɔ.

**10.** Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Tsɔ klosalo wɔ kpẽ
eve, woawo natsɔ ayɔ ameha lae,
eye woawo natsɔ ana asaɖawo
nahoe.[b] 3 Ne woku kpẽawo wò-
tso tatata la, ekema ha blibo la
naƒo ƒu ɖe gbɔwò le Mawu ƒe
agbadɔ la nu. 4 Ke ne woku kpẽ
ɖeka ko tatata la, ekema Israel
ƒe ame akpeawo ƒe amegãwo naƒo
ƒu ɖe gbɔwò. 5 Ne woku kpẽa-
wo tsiã ɖe nu la, ekema asaɖa,
si le ɣedzeƒe gome la, naho. 6 Eye
ne wogaku wo zi evelia tsiã ɖe
nu la, ekema asaɖa, si le dziehe
gome la, naho. Ne woku kpẽawo
tsiã ɖe nu la, ekema woaho. 7 Ne
wobe, ha la nava kpe ta la, ekema
woaku kpẽawo tatata ko, gake
womaku wo atsiã ɖe nu o. 8 Aron
viŋutsu, siwo nye nunɔlawo, naku
kpẽawo; ɖoɖo mavɔ wòanye na
miaƒe dzidzimeviwo. 9 Ne mieho
aʋa le miaƒe anyigba dzi ɖe miaƒe
futɔ, siwo le fu ɖem na mi la ŋu,
eye mieku kpẽ tsiã ɖe nu la,
ekema Yehowa, mia Mawu, aɖo
ŋku mia dzi, eye wòaɖe mi atso
miaƒe futɔwo si me. 10 Gbesigbe
miele [d]dzidzɔ kpɔm, alo miele
ŋkekenyuie ɖum, alo ɣleti yeye
dze dzi, eye miesa numevɔ kple
akpedavɔ la, ekema miaku kpẽ,
eye wòana mia Mawu naɖo ŋku
mia dzi. Nyee nye Yehowa, mia
Mawu!

b 31, 6.

d Mo. III. 23, 24; Fia. II. 11, 14; Kron. II. 7, 6.

Đukɔ la ho tso le Sinai-gbedzi.

11 Le ƒe evelia me, le ɣleti eve-
lia ƒe ŋkeke blavelia dzi la ali-
likpo la ho le nɔƒe, si sea le la
dzi. 12 Eye Israel-viwo ho tso
Sinai-gbedzi hamehame, eye ali-
likpo la va tɔ ɖe Paran-gbedzi.
13 Esia nye zi gbãtɔ woho ɖe se,
si Yehowa ɖe na Mose la nu.[a]
14 Yuda-viwo ƒe asaɖa la ho gbã
kple woƒe aflaga hamehame, eye
woƒe aʋakɔ la ƒe tatɔ enye Nahe-
son, Aminadab vi. 15 Amesi le
Isaxar-viwo to la ƒe aʋakɔ nu,
enye Netaneel, Zuar vi, 16 eye
Eliab, Xelon vi, le Zebulon-viwo
to la ƒe aʋakɔ nu. 17 Emegbe
wokaka nɔƒe la, eye Gerson viwo
kple Merari viwo, amesiwo nye
nɔƒe la tsɔlawo la ho. 18 Eyome
Ruben ƒe asaɖa la ho kple woƒe
aflaga hamehame; woƒe aʋakɔ
la ƒe tatɔ enye Elizur, Sedeur
vi. 19 Amesi le Simeon-viwo to
la ƒe aʋakɔ nu, enye Selumiel,
Zurisadai vi, 20 eye Elyasaf, De-
guel vi, le Gad-viwo to la ƒe aʋa-
kɔ nu. 21 Emegbe Kehat viwo,
amesiwo nye nu kɔkɔeawo tsɔ-
lawo la ho; wotua nɔƒe la, hafi
woawo va ɖona. 22 Eyome Efra-
yim-viwo ƒe asaɖa la ho kple woƒe
aflaga hamehame; woƒe aʋakɔ la
ƒe tatɔ enye Elisama, Amihud vi.
23 Amesi le Manase-viwo to la
ƒe aʋakɔ nu, enye Gamliel, Pe-
dazur vi, 24 eye Abidan, Gideoni
vi, le Benyamin-to la ƒe aʋakɔ
nu. 25 Emegbe Dan-viwo ƒe asa-
ɖa la ho kple woƒe aflaga hame-
hame, woawo nye aʋakɔwo katã
ƒe megbexeawo, eye woƒe aʋakɔ
ƒe tatɔ enye Axieser, Amisadai
vi. 26 Amesi le Aser-viwo ƒe to la
ƒe aʋakɔ nu, enye Pagiel, Oxran-
vi, 27 eye Axira, Enan vi, le
Naftali-viwo to la ƒe aʋakɔ nu.
28 Ale Israel-viwo ho hamehame
enye si.
29 Eye Mose gblɔ na Hobab
toa, Midiantɔ Reguel ƒe viŋutsu,
bena: Míele hoho ge ayi teƒe, si
Yehowa gblɔ be, yeatsɔ na mí la;
wò hã yi kpli mí, eye míawɔ
nyuie na wò, elabena Yehowa ɖo
nyuie ɖe Israel ŋu.[e] 30 Eɖo ŋu
bena: Nyemayi kpli mi o, boŋ
magbugbɔ ayi nye anyigba dzi
kple ƒonyemeawo gbɔ. 31 Egblɔ
na bena: Megagblẽ mí ɖi o dzro,
elabena ènya teƒe, siwo míaƒu
asaɖa anyi ɖo le gbeadzi, eyata
nanye ŋku na mí; 32 ne èyi kpli
mí la, ekema míawɔ nyuie, si Ye-
howa awɔ na mí la na wò.
33 Eye woho tso Yehowa to la

e Ʋɔn. 1, 16; Mo. II. 2, 18.

gbɔ hezɔ ŋkeke etɔ̃ ƒe mɔ, eye
Yehowa ƒe nubabladaka la dze
wo ŋgɔ ŋkeke etɔ̃, be wòadi dzu-
dzɔƒe na wo. 34 Ne woho la, Ye-
howa ƒe alilikpo la nɔa wo ŋgɔ.[a]
35 Ne adaka la ho la, Mose gblɔna
be: Yehowa, [b]tsi tre, ne wò fu-
tɔwo naka hlẽ, eye amesiwo léfu
wò la, nasi le nuwò! 36 Eye ne
edro la, egblɔna be: Yehowa,
gagbugbɔ va Israel ƒe ame akpea-
wo gbɔ!

Dzobibi le asada me.

**11.** Eye dukɔ la lĩ liʋiliʋĩ le Ye-
howa ŋu le fuwɔame ta. Ye-
howa see; eye wòdo dɔmedzoe,
eye [f]Yehowa na dzo dze aƒe le
wo dome, eye asada ƒe mlɔenu
bi dzo. 2 Tete dukɔ la do ɣli na
Mose, eye Mose de kuku na Ye-
howa, enumake dzo la tsi. 3 Eye
wona ŋkɔ afima be „dzobiƒe",
elabena Yehowa na dzo dze aƒe
le wo dome.

Dukɔ la ƒe nudzodzro.

4 Eye yakame, siwo le wo do-
me la, de asi nudzodzro me, tete
Israel-viwo gafa avi gblɔ bena:
Ameka gɔ̃e [h]le lã na ge mí mía-
du hã? 5 Míedo ŋku tɔmelã, siwo
míeduna le Egipte dzodzro, kpa-
kple adzamatre, adiba, agume-
taku, sabala kple gbegãdziwo dzi.
6 Azɔ míaƒe veme ƒu; naneke
mele afisia o, negbe mana sia
ko kpɔm míele. 7 [i]Mana la lolo
abe xetsetsee ene, eye wòdzena
abe Bedolion ene. 8 Eye dukɔ la
kaka heyi efɔ ge le afisiafi; wo-
gbãnɛ le te dzi, alo wotónɛ le to
me, eye wodanɛ le ze me hetsɔna
tɔa tatali; evivina abe aboŋgo
ene. 9 Ne zãmu dza de asada la
me le zã me la, mana la hã dzana
de eme. 10 Mose se, alesi dukɔ
la me toawo katã le avi fam le
woƒe agbadɔwo nui. Eye Yehowa
do dɔmedzoe, eye medze Mose
hã ŋu o. 11 Eye Mose gblɔ na
Yehowa bena: Nukaŋuti nèwɔ vɔ̃
de wò dɔla ŋu, eye nukaŋuti mève
nunye o, eye nètsɔ dukɔ blibo
sia ƒe agba do dzinye? 12 Alo
nyee fɔ dukɔ blibo sia ƒe fua?
Eye nyee dzi wo, hafi nèle gbɔ-
gblɔm nam be, matsɔ wo de akɔ
nu, abe alesi vitsɔla tsɔa vidzie
ene, ayi anyigba, si ŋu nèka atam
do na wofofowo la dzia? 13 Afika
makpɔ lã atsoe na dukɔ blibo
sia? Elabena wole avi fam nam
le gbɔgblɔm be: Na lã mí míadu!
14 Nye deka nyemate ŋu atsɔ
dukɔ blibo sia o, elabena wole
kpeyem akpa. 15 Nenye alea nèle
wɔ ye gee la,[d] ekema wum zi deka
boŋ, nenye be, ève nunye; bena
magakpɔ nye dzɔgbevɔ̃e teƒe o.

Amegã blaadre gblɔ nya di.

16 Tete Yehowa gblɔ na Mose
bena: Fo [e]Israel-ame tsitsi bla-
adreawo, amesiwo nènya be, wo-
nye ame tsitsiwo le dukɔ la dome,
eye wonye wo dzikpɔlawo la, nu
ƒu, eye nakplɔ wo ava Mawu ƒe
agbadɔ la gbɔ, eye woatsi tre de
gbɔwò le afima. 17 Madi ava ƒo
nu kpli wò le afima, eye made
gbɔgbɔ, si le dziwò la, ƒe de ada
de wo dzi, bena woatsɔ dukɔ la
ƒe agba na wò ti, eye wò deka
mátsɔe o. 18 Ke gblɔ na dukɔ la
bena: [g]Mikɔ mia dokui ŋu hena
etsɔ; miakpɔ lã adu, elabena mie-
fa avi de Yehowa ƒe to me gblɔ
bena: Ameka ana lã mí míadu?
Eme nyo na mí le Egipte! Eyata
Yehowa le lã na ge mi miadu.
19 Menye ŋkeke deka alo ŋkeke
eve, ŋkeke atɔ̃ alo ŋkeke ewo
alo ŋkeke blave koe miele edu
ge o; 20 boŋ ɣleti deka sɔŋ, va-
sede esime wòado ato ŋoti me
na mi, eye wòazu ŋunyɔnu na mi;
elabena miedo vlo Yehowa, si le
mia dome, eye miefa avi nɛ bena:
Nukata gɔ̃ míedzo le Egipte do?
21 Mose do ŋu bena: Dukɔ la
dometɔ, siwo le afɔ zɔm, amesiwo
dome mele la, le ame akpe alafa
ade, eye nèle gbɔgblɔm be, yeana
lã wo ɣleti deka sɔŋ mahã?
22 [k]Alẽ alo nyie wole wuwu ge,
hafi wòade wo nu loo, alo ƒume-
lãwo katãe woaƒo ƒu, hafi wòade
wo nua? 23 Tete Yehowa gblɔ
na Mose bena: Đe [l]Yehowa ƒe
asi to de emea? Azɔ àkpɔe be,
nye nya la le eme loo, alo mele
eme o.
24 Eye Mose do yi dagblɔ Ye-
howa ƒe nyawo na dukɔ la. Eƒo
dukɔ la ƒe ame tsitsi blaadreawo
nu ƒu, eye wòna wode to de agba-
dɔ la godoo va kpe. 25 Tete Ye-
howa di va le alilikpo me heƒo
nu kplii, eye wòde gbɔgbɔ, si le

[a] Mo. II. 13, 21.
[b] Ps. 68, 2; 132, 8.
[d] Mo. II. 32, 32.
[e] Mo. II. 18, 21; 24, 1.
[f] Mo. III. 10, 2.
[g] Mo. II. 16, 10.
[h] Mo. II. 16, 3.
[i] Mo. II. 16, 14 v. 31.
[k] Yoh. 6, 7.
[l] Yes. 50, 2; 59, 1.

edzi la, ḍe da ḍe ame tsitsi bla-
adreawo dzi, eye esi gbɔgbɔ la
va wo dzi la, wode asi nyagbɔ-
gblɔ me ḍi; gake wova dzudzɔ
emegbe. 26 Ke ŋutsu eve tsi
asaḍa la me, amesiwo dometɔ
ḍeka ŋkɔ enye Eldad, eye evelia
ŋkɔ nye Medad. Eye gbɔgbɔ la
va woawo hã dzi, wode asi nya-
gbɔgblɔ me ḍi le asaḍa la me;
elabena woŋlɔ wo ŋkɔwo, gake
womeva agbadɔ la gbɔ o. 27 Tete
ŋutsuvia ḍe ƒu du ḍagblɔ na Mose
bena: Eldad kple Medad wode
asi nyagbɔgblɔ me ḍi le asaḍa
la me. 28 Eye [b]Yosua, Nun vi,
amesi nye Mose ƒe dɔla tso ḍe-
kakpuime ke la, ḍo ŋu be: Nye
aƒetɔ Mose, gbe na wo! 29 Ke
Mose ḍo ŋu nɛ bena: [f]Wòe le ŋu
ʋã ge ḍe nunyea? Oo, Yehowa
mana eƒe gbɔgbɔ nava [g]dukɔ
blibo la dzi, eye woatrɔ zu Ye-
howa ƒe nyagblɔḍilawo dzro oa?

Tegliwo kple „nudzrolawo ḍiƒe".

30 Emegbe Mose kple Israel-
ame tsitsiawo gbugbɔ yi asaḍa la
me. 31 Tete Yehowa na yaa ḍe
ƒo, eye [h]wòlɔ tegliwo tso ƒu go-
me kɔ ḍe wo nɔewo dzi ƒo xlã
asaḍa la godoo va kpe; wozɔ wo
ŋu le go si me ŋkeke ḍeka, eye
wozɔ wo ŋu le go keme me hã
ŋkeke ḍeka, eye wokɔ tso anyi-
gba anɔ abɔklugui eve. 32 Eye
dukɔ la tso yi ḍaƒɔ tegliawo ŋkeke
blibo la kple zã blibo la kpakple
ŋkeke, si dze eyome hã; amesi
fɔe ʋee ko la tɔ ade gomer ewo,
eye wosia wo ƒo xlã asaḍa la go-
doo va kpe. 33 Lã la mekpɔ do
le aḍu tame na wo woahayi wo
katã ḍu ge avɔ o, tete Yehowa
do dɔmedzoe ḍe dukɔ la ŋu, eye
Yehowa na dɔ vɔ̃ḍia ḍe ḍo dukɔ
la dome. 34 Eye wona ŋkɔ teƒe
la bena „nudzrolawo ḍiƒe", elabena
afima woḍi [n]dukɔ, si dzro nu la
ḍo. 35 Emegbe dukɔ la ho tso
„nudzrolawo ḍiƒe" heva Xazerot,
eye wotsi Xazerot.

Miryam li liʋiliʋi, eye wòdze anyi.

12. Eye Miryam kple Aron ƒo
nu le Mose ŋu le Kus-nyɔnu
la ta, elabena eḍe Kus-nyɔnu[p]
2 hegblɔ bena: Alo Mose ḍeḍe
koe Yehowa ƒo nu kplia? Ɖe meƒo
nu kple míawo hã oa? Eye Ye-
howa see. 3 Ke Mose fa wu ame-
siwo katã le anyigba dzi. 4 Eye
Yehowa gblɔ na Mose kple Aron
kpakple Miryam bena: Mia kplẹ
etɔ̃ la mido va Mawu ƒe agbadɔ
la gbɔ; eye woa kple etɔ̃ la wodo
va. 5 Tete [a]Yehowa ḍi va agbadɔ
la nu le alilikpo dodoa ḍe me,
eye wòyɔ Aron kple Miryam, eye
woa kple eve la woyi. 6 Eye
wògblɔ bena: Mise gbenye! Ne
amea ḍe nye Yehowa ƒe nyagblɔ-
ḍila le mia dome la, ekema me-
ḍea ḍokuinye fianɛ le ŋutega me,
eye meƒoa nu kplii le drɔ̃e me.
7 Ke menye alea mewɔna na nye
dɔla Mose, [d]amesi nye anukwa-
retɔ le nye aƒe blibo la nu o; 8
boŋ nye ŋutɔ [e]meƒoa nu kplii ŋku
me kple ŋku me, nyemetoa adzo
nɛ o, ke boŋ meḍea nuawo ŋutɔ
fianɛ, eye wòkpɔ Yehowa ƒe dze-
dzeme. Nukaŋuti mievɔ̃ nye dɔla
o, eye mieƒo nu le Mose ŋua?
9 Eye Yehowa do dɔmedzoe ḍe
wo ŋu hedzo. 10 Esi alilikpo la
ho tso agbadɔa dzi la, kasia Mir-
yam dze anyi, eye wòfu ɣie abe
agbelimɔwɔtsi ene; eye esi Aron
trɔ ḍe Miryam ŋu la, kpɔ ḍa, edze
anyi.[i] 11 Tete Aron gblɔ na Mose
bena: Ao, nye aƒetɔ, megana woahe
to na mí le nuvɔ̃, si míetsi bome
wɔ la ta o. 12 Megana wòanɔ
abe ḍevi, si ku ḍe dɔme na ḍada,
eye eƒe akpa ḍeka vo, hafi wodzii
la ene o! 13 Tete Mose do ɣli na
Yehowa bena: Ao, [k]yɔ dɔe dzro!
14 Yehowa ḍo ŋu na Mose bena:
Ɖe wònye fofoa ye ḍe ta ḍe mo
nɛ la, ne ŋu makpee ŋkeke adre
oa? Eyata woatui ḍe xɔ me [l]le
asaḍa godo ŋkeke adre, emegbe
hafi woagaxɔe. 15 Ale wode Mir-
yam xɔ ḍe asaḍa godo ŋkeke adre;
ke dukɔ la meho o, vaseḍe esime
wogaxɔ Miryam hafi. 16 Emegbe
dukɔ la ho tso Xazerot, eye woƒu
asaḍa anyi ḍe Paran-gbedzi.

Wodɔ ŋkutsalawo ḍo ḍe Kanaan-nyigba dzi.

13. [o]Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: 2 Dɔ ŋutsuwo
ḍa, bena woaḍatsa ŋku le Kanaan-
nyigba, si tsɔ ge mala ana Israel-
viwo la dzi. Midɔ ŋutsu ḍeka-
ḍeka tso wo fofowo ƒe toawo me;
ame ŋkutawo soŋ woanye. 3 Eye
Mose dɔ wo ḍa tso Paran-gbedzi

[a] Mo. II. 16, 10.
[b] 13, 16; Mo. II. 24, 13.
[d] Heb. 3, 2.
[e] Mo. II. 33, 11. [illegible]
[f] Mar. 9, 39.
[g] Yoel 3, 1.
[h] Mo. II. 16, 13.
[i] Mo. V. 24, 9.
[k] Mo. II. 15, 26.
[l] Mo. III. 13, 46.
[n] Kor. I. 10, 6.
[o] kpɔ Mo. V. 1, 19—25.
[p] Mo. II. 2, 21.

le Yehowa ƒe se la nu; ŋutsuawo
katã nye ame ŋkutawo le Israel-
viwo dome. 4 Woƒe ŋkɔwo nye:
Samua, Zakur vi, tso Ruben-to la
me; 5 Safat, Xori vi, tso Simeon-
to la me; 6 Kaleb, Yefune vi, tso
Yuda-to la me;[a] 7 Yigal, Yosef
vi, tso Isaxar-to la me; 8 Hosea,
Nun vi, tso Efrayim-to la me;[b]
9 Palti, Rafu vi, tso Benyamin-to
la me; 10 Gadiel, Sodi vi, tso Ze-
bulon-to la me; 11 Gadi, Susi vi,
amesi nye Yosef ƒomeawo, tso
Manase-to la me; 12 Amiel, Ga-
mali vi, tso Dan-to la me; 13 Se-
tur, Mixael vi, tso Aser-to la me;
14 Naxbi, Wafsi vi, tso Naftali-to
la me; 15 Guel, Maxi vi, tso
Gad-to la me. 16 Esiawo nye ŋu-
tsu, siwo Mose dɔ, be woaɖatsa
ŋku le anyigbaa dzi la, ƒe ŋkɔwo.
Eye Mose yɔ Hosea, Nun vi, be
[g]Yosua. 17 Eye Mose dɔ wo, bena
woaɖatsa ŋku le Kanaan-nyigba
dzi hegblɔ na wo bena: Miyi ɖe
anyigba la ƒe dziehe gome, eye
mialia toawo. 18 Milé ŋku ɖe
alesi anyigba la le kple dukɔ, si
le edzi la ŋu, abe wo kako alo
wo beli, wole ʋee alo wosɔ gbɔ
ene; 19 alesi anyigba, si dzi wole
la le, enyo loo alo menyo o; kpa-
kple alesi du, siwo me wole la
le, agbadɔ me ko wole loo, alo
mɔ̃ sesẽwo me wole; 20 alesi
anyigba la le, ewɔa nu alo me-
wɔa nu o, atiwo le edzi alo wo-
mele edzi o. Milé dzi ɖe ƒo, ne
miatsɔ anyigba dzi kutsetsea ɖe-
wo agbɔe. Xemayi weintsetsewó
dze ɖiɖi gome.
21 Eye woyi ɖatsa ŋku le anyi-
gba la dzi tso Zin-gbedzi vaseɖe
Rexob heɖo ta Xamat. 22 Woɖo
ta dziehe vaseɖe Xebron, afisi
Aximan, Sesai kple Talmai, ame-
siwo nye Enak viwo nɔ. Ke wo-
tso Xebron ƒe adre megbe, hafi
wova tso Zoan le Egipte. 23 Eye
wova Eskol-bali la me, afisi wo-
tso weintsetse kpo ɖeka le, eye
ame eve ƒo ati ɖe eme hetsɔ;
wogbe yevuboɖawo kple gbotse-
tsewo hã. 24 Woyɔa teƒe ma bena
Eskol-bali me le weintsetse, siwo
Israel-viwo gbe le afima la ta.

**Ŋkutsalawo gbugbɔ hede vɔvɔ̃ na dukɔ la.**

25 Esi wotsa ŋku le anyigba la
dzi vɔ la, wotrɔ gbɔ le ŋkeke

[a] Yos. 14, 7.
[b] kp. 16; Kron. I. 7, 27.
[d] Mo. II. 3, 8. 17.
[e] kp. 8.
[f] 14, 6.
[g] 11, 28.
[h] Mo. V. 9, 2.
[i] kpɔ Mo. V. 1, 28–44.
[k] Mo. II. 16, 3.
[l] Ps. 106, 24.
[n] 16, 4.
[o] 12, 16. 20.

blane megbe. 26 Eye wogbɔ va
Mose kple Aron kpakple Israel-
viwo ƒe ha blibo la gbɔ, le Kades
le Paran-gbedzi, hegblɔ dɔgbeɖe-
nyawo na woa kple ha blibo la,
eye wofia anyigba dzi kutsetsea-
wo hã wo. 27 Eye woto woƒe nu-
megbe la nɛ bena: Míeɖe anyigba,
si dzi nèɖo mí ɖo la dzi; [d]notsi
kple anyitsi bɔ ɖe edzi vavã, eye
edzi kutsetsewo hã enye si; 28 ne-
gbe dukɔ, si le anyigba la dzi,
koe kako, woƒe duwo sesẽ, eye
wololo, eye míekpɔ Enak viwo hã
le afima. 29 Amalekitɔwo le dziehe
gome, Xititɔwo, Yebusitɔwo kple
Amoritɔwo le towo dzi, eye Ka-
naanitɔwo le ƒu ŋu kple Yordan
ƒe go ɖeka. 30 Ke [e]Kaleb [f]tsi
nya ɖe dukɔ la nu hexɔ ɖe Mose
dzi bena: Míate ŋu aɖe, eye mía-
xɔe, míate ŋui kokoko tsã! 31 Ke
ŋutsu, siwo hã de la, gblɔ bena:
Míate ŋu aɖe dukɔ mawo gbɔ o,
elabena wosesẽ wu mí. 32 Eye
woɖe vɔvɔ̃ anyigba, si dzi wotsa
ŋku le la, ŋu na Israel-viwo be:
Anyigba, si dzi míeɖe ɖatsa ŋku
le la, le edzinɔlawo mim, eye du-
kɔ, siwo katã le edzi la, nye ame
kplalawo sɔŋ. 33 Míekpɔ Enak vi-
wo, amesiwo nye ame dzɔtsuwo
ƒe dzidzimeviwo, hã le afima, eye
míawo ɖeko míedze abe ʋetsu-
viwo ene, eye nenema woawo hã
kpɔ míi.[h]

**Wohe to na dukɔ le efe liʋliʋlili ta.**

14. [i]Tete ha blibo la do ɣlikpɛ, eye
dukɔ la fa avi le zã ma me.
2 Eye Israel-viwo katã lĩ Mose
kple Aron ŋu, eye ha blibo la
gblɔ na wo bena: Oo, ɖe míeku
le Egipte-nyigba dzi boŋ, ɖe míe-
ku le gbe sia dzi boŋ la, ne nyo
wu![k] 3 Nukata gɔ̃ Yehowa kplɔ
mí va anyigba sia dzi, bena mía-
tsi yi nu, eye mía srɔ̃wo kple mía
viwo nazu aboyonu? Ne míagbu-
gbɔ ayi Egipte la,[l] ɖe manyo na
mí awu oa? 4 Eye wogblɔ na
wo nɔewo bena: Mina míaɖo tatɔ
na mía ɖokui, eye míagbugbɔ ayi
Egipte! 5 Tete Mose kple Aron
[n]tsyɔ mo anyi ɖe Israel-viwo ƒe
ha blibo la katã ŋku me. 6 Ke
Yosua, Nun vi, kple Kaleb, Ye-
fune vi, amesiwo hã de ɖatsa
ŋku la, dze woƒe awuwo,[o] 7 eye

wogblɔ na Israel-viwo ƒe ha blibo
la bena: Anyigba, si dzi míede
ɖatsa ŋku le la, nyo ʋuu keke
tso me. 8 Ne míaƒe nu dze Ye-
howa ŋu ko la, ekema akplɔ mí
ayi anyigba sia dzii, eye wòatsɔ
ᵇanyigba, si dzi notsi kple anyi-
tsi bɔ ɖo la, na mí. 9 Ðeko mi-
gadze aglã ɖe Yehowa ŋu o, eye
migavɔ̃ anyigbadzitɔwo o, elabena
wole na mí abe abolo ene. Luʋɔ
dzo le wo ta, ke Yehowa li kpli
míawo ya, eyata migavɔ̃ wo o!
10 Ke ha blibo la be, ᵉyewoaƒu
kpe wo woaku; tete ᶠYehowa ƒe
ŋutikɔkɔe do ɖe Mawu ƒe agbadɔ
la gbɔ le Israel-viwo katã ŋku me.
11 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Zi nenie gɔ̃ dukɔ sia ado
vlom, eye zi nenie woagbe dzinye
xɔxɔ ase? Evɔ wònye mewɔ dzesi
geɖewo le wo dome hafi? 12 Eyata
matsɔ dɔvɔ̃ᵍ atsrɔ̃ wo, eye mana
dukɔ gãa ɖe, si asẽ ŋu wu wo la,
nadzɔ tso mewò. 13 Mose gblɔ na
Yehowa bena: Evɔ wònye Egipte-
tɔwo see bena, ètsɔ wò ŋusẽ kplɔ
dukɔ sia tso wo dome ɖe? 14 Eye
amesiwo see la, agblɔe na anyi-
gba sia dzitɔwo bena: Wò Yeho-
wa ŋutɔ ènɔ dukɔ sia dome, èɖe
ɖokuiwò fia wo wokpɔ kɔte, eye
wò alilikpo nɔ wo dzi; wò Yeho-
wa ŋutɔ èzɔ wo ŋgɔ le alilikpo
dodoa ɖe me le ŋkeke me, eye
nèzɔ wo ŋgɔ le dzobibi me le zã
me. 15 Nenye be, àwu dukɔ sia
abe ame ɖeka ene la, ekema dukɔ,
siwo se nyaa le ŋuwò la, agblɔ
be: 16 Ðe Yehowa ʰmekpe, be
wòakplɔ dukɔ sia ayi anyigba, si
ŋu wòka atam ɖo na wo la dzi
o; eyata wòwu wo ɖo. 17 Eyata
Aƒetɔ, ɖe wò ŋusẽ fia, abe alesi
nègblɔ ene be: 18 Yehowa gbɔa
dzi blewu, eye eƒe amenuveve
sɔ gbɔ, etsɔa vodada kple dzidada
kena, ke megbea tohehe o, boŋ
etua fofowo ƒe vodadawo ŋuti fe
na viwo vaseɖe dzidzime etɔ̃lia
kple enelia dzi.ᵏ 19 Eyata tsɔ
dukɔ sia ƒe vodada ke wo le wò
amenuveve gã la nu, abe alesi
nètsɔe ke dukɔ sia tso Egipte ke
vaseɖe afisia ene. 20 Yehowa ɖo
ŋu be: Matsɔe ake, abe alesi nè-
gblɔ ene. 21 Gake zi alesi mele
agbe, eye ⁿYehowa ƒe ŋutikɔkɔe
ayɔ anyigba blibo la dzi la, ayɔ

ᵃ Ps. 95, 11; Heb. 3, 17–19.
ᵇ 13, 27.
ᵈ Yos. 14, 6. 9.
ᵉ Mo. II. 17, 4.
ᶠ Mo. II. 16, 10.
ᵍ Mo. II. 32, 10 v. 14.
ʰ Mo. V. 9, 28.
ⁱ Yer. 2, 19.
ᵏ Mo. II. 34, 6.
ˡ Kor. I. 10, 5. 10; Yu. 5.
ⁿ Mo. II. 9, 16.

anyigba blibo la dzi 22 ŋutsu,
siwo katã kpɔ ŋutikɔkɔe kple
dzesi, siwo mewɔ le Egipte kple
gbeadzi, gake wotem kpɔ zi ewo,
eye womeɖo to nye gbe o la,
23 ᵃmakpɔ anyigba, si ŋu meka
atam ɖo na wo fofowo la o, eye
amesiwo katã do vlom la, hã ma-
kpɔe o! 24 Ke makplɔ nye ᵈdɔla
Kaleb ayi anyigba, si dzi wògbɔ
tso la dzi, eye wòazu eƒe dzidzi-
meviwo tɔ, elabena gbɔgbɔ bubu
le eme, eye wòdze yonyeme blibo.
25 Ke Amalekitɔwo kple Kanaani-
tɔwo nɔ gbadzaƒe. Etsɔ miaho
agbugbɔ aɖo ta gbedzi le Avaƒu
la gbɔ!
26 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena: 27 Zi nenie gɔ̃
ha vɔ̃ɖi sia alĩ ŋunye? Elabena
mese alesi Israel-viwo lĩ liʋĩliʋĩ
ɖe ŋunye lae. 28 Gblɔ na wo be,
Yehowa ƒe numegbe enye si: Meta
nye agbe be, mawɔ mi, abe alesi
miegblɔ ɖe nye to me ene! 29 Mia
dometɔ, siwo wotia xlẽ, amesiwo
xɔ ƒe blave kple vɔ la, woaku
ɖe gbe sia dzi keŋkeŋ, le esi mielĩ
ŋunye la ta. 30 Miaɖe anyigba,
si ŋu meka atam ɖo na mi be,
mianɔ edzi la dzi o, negbe Kaleb,
Yefune vi, kple Yosua, Nun vi
ko. 31 Ke makplɔ mia vi, siwo ŋu
miegblɔ le be, woazu aboyonu la,
ayi edzi, bena woakpɔ anyigba,
si miedo vloe la. 32 Gake miawo
miaku ɖe gbe sia dzi kokoko.
33 Mia viwo anye lãnyilawo le
gbeadzi ƒe blane sɔŋ, eye woaxɔ
miaƒe nuvɔ̃wo atsɔ, vaseɖe esime
miaku avɔ le gbeadzi keŋkeŋ hafi.
34 Ŋkeke blane, siwo mietsɔ ɖa-
tsa ŋku le anyigbaa dzii la, nu
miatsɔ miaƒe vodadawo ɖo ƒe
blane; ŋkeke ɖeka nanye ƒe ɖeka,
ⁱbena miadze sii bena, metrɔ le
mia yome. 35 Nye Yehowae gblɔe,
eye alea mawɔ ha vɔ̃ɖi sia, si dze
aglã ɖe ŋunye lae; gbe sia dzi
woatsrɔ̃ ɖo, eye afisia woaku ɖo!
36 Eye Yehowa na dɔ vɔ̃ɖia ɖe
ɖo amesiwo Mose dɔ be, woaɖa-
tsa ŋku le anyigba dzi, amesiwo
trɔ gbɔ, eye wode ŋɔdzi anyigba
la ŋu hena ha blibo la lĩ eŋu la
dome,ˡ 37 eye woku, le esi wode
ŋɔdzi anyigbaa ŋu la ta. 38 Ke
Yosua, Nun vi, kple Kaleb, Ye-
fune vi, koe tsi agbe le ŋutsu,

siwo de ḍatsa ŋku le anyigbaa
dzi la dome.[a]
39 Esi Mose gblɔ nya siawo na
Israel-viwo katã la, dukɔ la xa
nu ŋutɔ. 40 Wotso ŋdi kanya, eye
[b]wolia to la hegblɔ bena: Ɖe míe-
va afisia, be míayi teƒe, si ŋu
Yehowa ƒo nu le la; elabena míe-
wɔ nuvɔ̃. 41 Ke Mose gblɔ bena:
Nukaŋuti miele Yehowa ƒe se la
dzi dam? Mehele edzi dze ge o!
42 Migayi o, elabena Yehowa mele
mia dome o, bena miaƒe futɔwo
magasi mi o! 43 Amalekitɔwo
kple Kanaanitɔwo le mia ŋgɔ le
afima, eye miatsi yi nu. Esi mie-
trɔ le Yehowa yome la, eyata Ye-
howa manɔ kpli mi o. 44 Ke wosẽ
tame helia to la, gake Yehowa ƒe
nubabladaka la kple Mose wotsi
asaḍa la me. 45 Tete Amaleki-
tɔwo kple Kanaanitɔwo, amesiwo
le to sia dzi la, va si wo, eye
woka wo hlẽ vasede [e]Xorma ke.

Nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ŋu sewo.

15. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Ƒo nu kple Israel-
viwo, eye nagblɔ na wo bena:
Ne miava anyigba, si matsɔ na
mi mianɔ edzi la dzi, 3 eye [g]miede
adzɔgbe alo na nu le mia ḍokuí
si alo le ŋkekenyuie dum hebe,
yewóatsɔ nyi alo alẽ asa dzovɔ
na Yehowa, eḍanye numevɔ alo
akpedavɔ o, bena wòaʋẽ lilili
ḍe Yehowa la, 4 ekema amesi
na nua Yehowa la, natsɔ wɔ me-
mee, efa ƒe ewoliawo ḍeka, si wo-
tsɔ ami hin ƒe eneliawo ḍeka dza-
bae la,[k] awɔ nuḍuvɔsae. 5 Eye
natsɔ wein [l]awɔ nunovɔsa akpe
ḍe numevɔsa kple akpedavɔsa
la ŋu; hin ƒe eneliawo ḍeka nanɔ
alẽvi ḍeka ŋu. 6 Ke natsɔ wɔ
memee efa ƒe ewoliawo eve, si
wotsɔ ami hin ƒe etɔ̃liawo ḍeka
dzabae la, awɔ nuḍuvɔsa akpe
ḍe agbo ḍeka ŋu, 7 eye natsɔ
wein hin ƒe etɔ̃liawo ḍeka, awɔ
nunovɔsa akpe ḍe eŋu. Esiawo
natsɔ asa vɔe, bena wòaʋẽ lilili
ḍe Yehowa. 8 Ke ne èbe, yeatsɔ
nyivi asa numevɔ, adzɔgbeḍe-
vɔ alo akpedavɔ na Yehowa la,
9 ekema natsɔ wɔ memee efa ƒe
ewoliawo etɔ̃, si wotsɔ ami hin
afã dzabae la, akpe ḍe nyivi la
ŋu, 10 eye natsɔ wein hin afã, awɔ
nunovɔsa akpe ḍe eŋu. Esiawo
natsɔ asa vɔe, bena wòaʋẽ lilili
ḍe Yehowa. 11 Alea woakpee ḍe
nyi sia nyi, agbo sia agbo, alẽvi
sia alẽvi kple gbɔ̃vi sia gbɔ̃vi ŋu
enye si. 12 Alesi lã, siwo miasa
vɔ lae, sɔ gbɔe la, nenema ŋu mia-
wɔ wo ḍo. 13 Ne duamevi sia
duamevi sa dzovɔ, be wòaʋẽ lilili
ḍe Yehowa la, wòawɔe alea. 14 Ne
amedzroa ḍe dze mia gbɔ, alo wò-
tsi mia dome, eye wòbe yeasa
dzovɔ, ne wòaʋẽ lilili ḍe Yehowa
la, ekema wòawɔ, abe alesi mie-
wɔna ene. 15 [d]Ɖoḍo ḍeka nanɔ
eŋu na dukɔ blibo la kple ame-
dzrowo siaa. Ɖoḍo mavɔ wòanye
na miaƒe dzidzimeviwo; mia kple
amedzrowo miesɔ le Yehowa ŋku
me. 16 Se ḍeka kple ḍoḍo ḍeka
nanɔ eŋu na mia kple amedzro,
si le mia dome la siaa.

Amɔwɔ ƒe gbãtɔ.

17 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 18 Ƒo nu kple Israel-viwo,
eye nagblɔ na wo bena: Ne mie-
va anyigba, si dzi mele mia kplɔ
ge ayii la dzi, 19 eye miekpɔ
abolo ḍu le anyigba dzi la, eke-
ma miana[f] adzɔ Yehowa. 20 Mitsɔ
miaƒe wɔ [h]gbãtɔwo tɔ tatali aha-
na; eya nanye adzɔ tso miaƒe lu,
siwo mieƒo la me. 21 Mia kple
miaƒe dzidzimeviwo miatsɔ miaƒe
wɔ gbãtɔwo ƒe ḍe ana adzɔ Ye-
howa.

Gbɔdzɔgbɔdzɔ nuvɔ̃ kple tameḍotɔ.

22 Ke ne [i]mieḍe ŋu ḍi heḍa
se, siwo katã Yehowa gblɔ na
Mose la, dometɔ ḍeka dzi; 23 mie-
wɔ se, siwo katã Yehowa na Mose
de na mi, tso gbesigbe Yehowa
de asi sedede me na mi hena
miaƒe dzidzimeviwo dzi la, dzi o;
24 ne ha blibo la ḍe ŋu ḍi da ƒu
la, ekema ha blibo la nana nyi-
tsuvi ḍeka, bena woasa nume-
vɔ, si aʋẽ lilili ḍe Yehowa
lae, eye woawɔ nuḍuvɔsa kple
nunovɔsa ḍe ḍoḍo la nu; eye
woana gbɔ̃tsu ḍeka, woawɔ nuvɔ̃-
vɔsae. 25 Eye nunɔla nalé avu
na Israel-viwo ƒe ha blibo la, eye
woatsɔe ake wo; elabena ḍe woḍe
ŋu ḍi da ƒu, eyata wona nu, be
woatsɔ sa dzovɔ na Yehowa, eye
wosa nuvɔ̃vɔ le Yehowa ŋku me,
le esi woḍe ŋu ḍi da ƒu la ta.
26 Eye woatsɔe ake Israel-viwo

a kp. 30.
b 13, 17.
d Mo. II. 12, 49.
e 21, 3.
f Mo. II. 23, 16. 19.
g Mo. III. 7, 16.
h Mo. V. 26, 1. 2.
i Mo. III. 4, 2. 13.
k Mo. III. 6, 7.
l 28, 7.

ƒe ha blibo la kple amedzro, si
le wo dome la hã, elabena dukɔ
blibo lae de ŋu di heda ƒu. 27 Ke
nenye ame ɖeka koe ɖe ŋu ɖi da
ƒu la, ekema wòana gbɔ̃nɔ, si xɔ
ƒe ɖeka, woawɔ nuvɔ̃vɔsae.[d] 28 Eye
nunɔla nawɔ avulénuwo na amesi
ɖe ŋu ɖi da ƒu la, le Yehowa ŋku
me ahalé avu nɛ, eye woatsɔe
akee. 29 Se ɖeka nanɔ mia si na
amesiwo ɖe ŋu ɖi da ƒu la, eda-
nye Israel-viwo ŋutɔ alo amedzro,
si le mia dome la o. 30 Ke ne
amea ɖe[e] ɖo tame wɔ nane la,
ekema edo vlo Yehowa, eɖanye
duamevi alo amedzro o; ele be,
woatsrɔ̃e ɖa le eƒe dukɔ la dome.
31 Yehowa ƒe nya wòɖo vloe, eye
eƒe se dzi wòɖa, eyata ele be,
woatsrɔ̃ ame la ɖa kokoko, eya
ŋutɔ ƒe fɔɖiɖi le edzi.

Tohehe na amesi gblẽ kɔ ɖo na Sabat.

32 Esi Israel-viwo nɔ gbedzi la,
wokpɔ ŋutsua ɖe le nake fɔm le
dzudzɔgbeŋkeke la dzi.[h] 33 Eye
amesiwo kpɔe wòle nakea fɔm la,
kplɔe va Mose kple Aron kpa-
kple ha blibo la gbɔ. 34 Eye
wolée ɖa ɖi, elabena womenya
nusi woawɔe la gobi o.[i] 35 Ye-
howa gblɔ na Mose bena: Ele be,
woawu ŋutsu la; ha blibo la naƒu
kpee le asaɖa la godo, wòaku.
36 Tete ha blibo la kplɔe yi ɖe
asaɖa la godo, eye woƒu kpee
wòku, abe alesi Yehowa ɖe se na
Mose ene.

Dzesinu le awuwo ŋu.

37 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 38 Fo nu kple Israel-viwo,
eye nagblɔ na wo be: Mia kple
miaƒe dzidzimeviwo miaɖe gbo
miaƒe avɔwo to, eye woatsi gboa
ɖe aɖabɛ blɔtɔ lɔ̃ka ŋu.[n] 39 Ne
miekpɔ gboawo la, ekema miaɖo
ŋku Yehowa ƒe seawo katã dzi,
eye miawɔ wo dzi, bena miagadze
miaƒe dziwo kple ŋkuwo yome
awɔ nusi wodi la o. 40 Eye miaɖo
ŋku nye seawo katã dzi, bena mia-
nɔ kɔkɔe na miaƒe Mawu. 41 Nyee
nye Yehowa, mia Mawu, si kplɔ
mi tso Egipte-nyigba dzi, be ma-
nye miaƒe Mawu. Nye Yehowa,
mia Mawu!

Korax ŋuti mewo dze agla.

16. Eye Korax, Yizhar vi, amesi
nye Lewi vi, Kehat ƒe tɔgbui-
yɔvi, hekpe ɖe Eliab viŋutsuwo,
Datan kple Abiram, amesiwo nye
Ruben vi, Palu ƒe tɔgbuiyɔviwo[a]
ŋu, 2 [b]dze aglã ɖe Mose ŋuti,
eye Israel-viwo dome ŋutsu alafa
eve blaatɔ̃, amesiwo nye ŋkuta-
tɔwo le ha la dome, eye wonye
adaŋudelawo le takpekpewo me
kple ame ŋkɔŋuwo la, kpe ɖe wo
ŋu. 3 Eye wokpe ta ɖe Mose kple
Aron ŋu hegblɔ na wo bena:
Mia tɔ do ɖoɖo akpa! Ha blibo la
le kɔkɔe, eye Yehowa le wo dome
tso, nukaŋuti miawo miele mia
dokui dom ɖe dzi le Yehowa ƒe
dukɔ la dome ale? 4 Esi Mose
see la, etsyɔ mo anyi.[f] 5 Eye
wògblɔ na Korax kple eƒe ha blibo
la bena: Etsɔ la Yehowa aɖe
amesi [g]nye etɔ, amesi le kɔkɔe,
be wòate ɖe eŋu kple amesi wòa-
tia, be wòate ɖe eŋu la, afia. 6 Ko-
rax kple eƒe ha blibo la, ale mia-
wɔ enye si: Mitsɔ dzudzɔdoso-
nuwo, 7 eye miaɖe dzo ɖe wo me
atsɔ dzudzɔdonu aɖa ɖe dzi le
Yehowa ŋku me etsɔ, eye amesi
ke Yehowa atia la, eya nanye
ame kɔkɔe. Mi Lewi-viwo, mia tɔ
ɖi kpi gbɔ me akpa! 8 Eye Mose
gblɔ na Korax bena: Mi Lewi-
viwo, mise gbe! 9 Mesɔ gbɔ na
mi haɖe be, Israel ƒe Mawu la[k]
tia mi tso Israel ƒe ha la me, be
miate ɖe eŋu, eye miawɔ dɔ le
Yehowa ƒe nɔƒe la ŋu, mianɔ ha
la nu, eye miasubɔ wo oa? 10 Ena
mia kple nɔviwò Lewi viwo katã
miegogoe tso, azɔ miegale nunɔ-
laɖɔ hã dima? 11 Eyata Yehowa
ŋue mia kple wò ha blibo la mie-
tsi tre ɖo; ameka nye Aron, hafi
miele eŋu lĩm?[l] 12 Eye Mose
dɔ be, woaɖayɔ Datan kple Abi-
ram, Eliab viwo vɛ; ke woɖo ŋu
bena: Míegbɔna o. 13 Mesɔ gbɔ
na wò be, nèkplɔ mí tso anyigba,
si dzi notsi kple anyitsi bɔ ɖo la
dzi, be nava wu le gbedzi oa?
Azɔ nèle amegã hã ɖu ge ɖe mía
dzia? 14 Mèkplɔ mí ɖe [o]anyigba,
si dzi notsi kple anyitsi bɔ ɖo la
dzi, ne nahayi agblewo kple wein-
gblewo tsɔ ge na mí hã o! Ðe
nèbe, yeaɖe ŋku le to me na ŋu-
tsu siawoa? Míegbɔna afia ɖeke
o! 15 Tete dɔme ve Mose ŋutɔ,
eye wògblɔ na Yehowa bena:
Megatrɔ ɖe woƒe vɔsa la ŋu o!
Nyemexɔ[p] tedzi ɖeka hã le wo si

a Mo. II. 6, 18. 21; 26, 9; Yu. 11.
b 12, 1. 2.
d Mo. III. 4, 27. 28.
e Dɔ. 13, 33; Heb. 10, 26. 27.
f 14, 5.
g Tim. II. 2, 19.
h Mo. II. 20, 8.
i Mo. III. 24, 12; Mo. II. 31, 14; 35, 2.
k 3, 6–13; 4, 4 v. 20.
l Mo. II. 16, 7.
n Mo. V. 22, 12; Mat. 23, 5.
o Mo. II. 3, 8. 17.
p Sam. I. 12, 3; Dɔ. 20, 33.

o, eye nyemewɔ vɔ̃ ɖe wo dome-
tɔa ɖeke ŋu hã o.
16 Eye Mose gblɔ na Korax
bena: Mia kple wò ha blibo la
miakpe ɖe Aron ŋu ava Yehowa
ŋku me etsɔ. 17 Amesiame natsɔ
eƒe dzudzɔdosonu, eye wòaɖa dzu-
dzɔdonu ɖe eme ava Yehowa
ŋku me; dzudzɔdosonu alafa eve
blaatɔ̃ wòanye, amesiame kple etɔ,
eye mía kple Aron hã míatsɔ
míaƒe dzudzɔdosonuwo vɛ. 18 Tete
amesiame tsɔ eƒe dzudzɔdosonu
ɖe dzo ɖe eme, eye wòtsɔ dzu-
dzɔdonu da ɖe edzi heva Mawu
ƒe agbadɔ la nu; Mose kple Aron
hã le eme. 19 Eye Korax ƒo ha
blibo la nu ƒu ɖe wo ŋu heva
Mawu ƒe agbadɔ la nu. Tete [d]Ye-
howa ƒe ŋutikɔkɔe ɖe eɖokui fia
ha blibo la. 20 Eye Yehowa ƒo
nu kple Mose kple Aron bena:
21 Mite ɖe aga le ha sia ŋu, ne
matsrɔ̃ wo zi ɖeka.

Korax ŋuti mewo yi to.

22 Ke woawo tsyɔ mo anyi he-
gblɔ bena: Oo, Mawu,[e] si nye agbe-
gbɔgbɔ, si le ŋutilãwo katã me
la, ƒe Mawu! Esi ame ɖeka wɔ
nuvɔ̃ la, eye nèle dɔmedzoe dom
ɖe ha blibo la ŋua? 23 Tete Ye-
howa ƒo nu kple Mose bena:
24 Gblɔ na ha la bena: Mide me-
gbe le Korax, Datan kple Abiram
ƒe aƒewo ŋu!
25 Eye Mose tso yi Datan kple
Abiram gbɔ, eye Israel-ame tsitsi-
wo kplɔe ɖo. 26 Eye wògblɔ na
ha la bena: Mite ɖa le ame ma-
vɔ̃mawu siawo ƒe agbadɔwo gbɔ,
eye migaka asi woƒe nua ɖeke
ŋu, bena miawo hã miagatsrɔ̃ le
woƒe nuvɔ̃wo ta o. 27 Tete wode
megbe le Korax, Datan kple Abi-
ram ƒe aƒewo ŋu. Ke Datan kple
Abiram do go ɖe woƒe agbadɔwo
nu, eye wo srɔ̃wo kple woƒe vi
tsitsiwo kpakple woƒe vidzĩewo
kpe ɖe wo ŋu. 28 Eye Mose gblɔ
bena: Esia miatsɔ adze sii bena,
Yehowae dɔm, be mawɔ dɔ siawo
katã, eye menye nye ŋutɔ nye dzi-
mee wòtso o. 29 Ne ame siawo
aku, abe alesi amewo katã kunae
ene, eye woahe to na wo, abe
alesi wohea to na amewo katãe
ene la, ekema menye Yehowae
dɔm o. 30 Ke ne Yehowa awɔ
nu masekpɔa ɖe, eye anyigba ake

nu ami wo kple woƒe nuwo katã,
eye woayi tsiẽ agbagbe la, ekema
mianyae bena, ame siawoe do vlo
Yehowa! 31 Esi wòwu nya siawo
nu vɔ la, tete anyigba wó le wo te.[a]
32 eye anyigba ke nu mi wo kple
woƒe aƒewo kpakple amesiwo katã
le Korax ŋu kple woƒe nuwo katã.
33 Ale woamawo kple woƒe nuwo
katã yi tsiẽ agbagbe; anyigba tu
ɖe wo nu, eye wobu le ha la do-
me. 34 Eye Israel blibo la katã,
amesiwo ɖe to ɖe wo la, si le
woƒe ɣlidodo la ta; elabena wobu
be, anyigba le yewo hã mi ge.
35 Eye [b]dzo tso Yehowa gbɔ fiã
ŋutsu alafa eve blaatɔ̃, siwo tsɔ
dzudzɔdonu vɛ la.

Nuvɔ̃wolawo ƒe nutɔgbawo kple Aron ƒe nutɔgba.

17 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Gblɔ na nunɔla Aron
viŋutsu Eleazar bena, wòaƒɔ dzu-
dzɔdosonuawo le dzobiƒe la, eye
wòaka dzoa le wo me ɖe adzɔge.
3 Elabena nuvɔ̃wɔla mawo ƒe ku
na dzudzɔdosonuawo ŋu kɔ; woa-
ƒo wo gbadzaa atsɔ fa ɖe vɔsamle-
kpui la ŋu, elabena wotsɔ wo va
Yehowa ŋku mee, eyata wo ŋu kɔ,
eye woanye ŋkuɖodzinu na Israel-
viwo. 4 Tete nunɔla Eleazar fɔ
akɔbli-dzudzɔdosonu, siwo ame-
siwo dzo fiã tsɔ vɛ la, eye woƒo
wo gbadzaa tsɔ fa ɖe vɔsamlekpui
la ŋu, 5 hena ŋkuɖoɖodzi na Is-
rael-viwo, bena [f]ame tutɔa ɖeke,
amesi metso Aron ƒe dzidzime-
viwo dome o la, magate va, be
yeatɔ dzo dzudzɔdonu le Yeho-
wa ŋku me, eye wòava me nɛ abe
Korax kple eƒe ha la ene o; abe
alesi Yehowa de se nɛ to Mose
dzi ene.
6 Ke esi ŋu ke la, Israel ƒe ha
blibo la lĩ Mose kple Aron ŋu
gblɔ bena: Miawoe wu Yehowa ƒe
dukɔ la. 7 Esi ha blibo la kpe ta
ɖe Mose kple Aron ŋu la, woawo
trɔ ɖo ta Mawu ƒe agbadɔ la gbɔ,
eye kpɔ da, alilikpo tsyɔ edzi, eye
[g]Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ɖe eɖokui
fia. 8 Eye esi Mose kple Aron
wova Mawu ƒe agbadɔ la ŋgɔ la,
9 Yehowa ƒo nu kple Mose bena:
10 Mide megbe le ha sia ŋu, ne
matsrɔ̃ wo zi ɖeka! Tete [h]wotsyɔ
mo anyi. 11 Eye Mose gblɔ na
Aron bena: Tsɔ dzudzɔdosonu,

a Mo. V. 11, 6.
b Mo. III. 16, 1. 2; Ps. 106. 18.
d 14, 10.
e Hi. 12, 10; Sam. II. 24, 17.
f 1, 51.
g 14, 10.
h 16, 4. 22.

eye nade dzo de eme le vɔsamle-
kpui la dzi; netsɔ nayi ha la gbɔ,
eye [a]nalé avu na wo, elabena
Yehowa do dɔmedzoe, eye dɔvɔ̃
dze gɔme. 12 Eye Aron tsɔe, abe
alesi Mose gblɔ ene, hɛfu du yi de
takpekpe la me, eye kpɔ da, dɔvɔ̃
dze gɔme le dukɔ la dome, eye
wòtsɔ dzudzɔdonu helé avu na wo.
13 Eye esi wòtsi tre de ame ku-
kuawo kple agbagbeawo dome la,
dɔvɔ̃ la nu tso. 14 Amesiwo dɔ-
vɔ̃a wu la, le ame akpe wuiene
alafa adre, ke amesiwo ku le
Korax ƒe nya me la, mele eme o.
15 Eye Aron gatrɔ va Mose gbɔ
le Mawu ƒe agbadɔ la nu. Eye
dɔvɔ̃ la nu tso.

Aron ƒe ati ƒo se.

16 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: 17 Ƒo nu kple Israel-viwo,
eye naxɔ atikplɔ wuieve le woƒe
amegãwo si le wo fofowo ƒe aƒe-
wo nu, eye naŋlɔ amesiame ŋkɔ
de eƒe atikplɔ ŋu. 18 Ŋlɔ Aron
ŋkɔ de Lewitɔwo ƒe atikplɔ ŋu,
elabena atikplɔ deka enye amegã,
si le wo fofowo ƒe aƒe nu la tɔ.
19 Eye natsɔ wo ada de Mawu
ƒe agbadɔ la me le se la ŋgɔ,
[g]afisi medea dokuinye fiaa mi le.
20 Eye [h]amesi ke matia la, ame
ma ƒe atikplɔ adze, eye matsi
Israel-viwo ƒe mia ŋu lĩlĩ la nu.
21 Tete Mose ƒo nu kple Israel-
viwo, eye woƒe amegãwo katã
dome desiade tsɔ eƒe atikplɔ nɛ;
atikplɔ wuieve le wo fofowo ƒe
aƒewo nu, eye Aron ƒe atikplɔ
hã le woƒe atikplɔwo dome. 22 Eye
Mose tsɔ atikplɔawo da de agba-
dɔ, si me sea le la me. 23 Esi ŋu
ke, eye Mose va agbadɔ, si me
sea le me la, ekpɔ bena Aron, si
tso Lewi-to me la, ƒe atikplɔ dze,
eto aŋgba, eye wòƒo se hetse ku.
24 Tete Mose fɔ atikplɔawo katã
le Yehowa ŋku me va Israel-viwo
katã gbɔ, eye wokpɔ wo, eye
amesiame gaxɔ eƒe atikplɔ. 25 Ke
Yehowa gblɔ na Mose bena: Ga-
gbugbɔ Aron ƒe atikplɔ [n]yi se la
ŋgɔ, bena woadzrae do abe dzesi
ene hena ame sẽtoawo, eye woa-
dzudzɔ liʋĩliʋĩlĩlĩ le ŋkunye me,
bena womagaku o. 26 Eye Mose
wɔ nenema: alesi Yehowa de se
nɛ la, nenema wòwɔ. 27 Eye Is-
rael-viwo gblɔ na Mose bena:

[a] Mo. II. 28, 38; Mo. III. 16, 12.
[b] kp. 5.
[d] Mo. II. 28, 38; Mo. III. 16, 32. 33.
[e] 3, 6–10.
[f] 17, 11.
[g] Mo. II. 25, 22.
[h] 16, 5. 7.
[i] 2, 12. 45.
[k] 1, 51.
[l] Mo. III. 2, 3. 10; 6, 9–11. 19–22; 7, 6 v. 10.
[n] Heb. 9, 4.

Kpɔ da, míele kukum, eye míele
tsɔtsrɔ̃m, mí katã míele tsɔtsrɔ̃m
vɔ. 28 Amesiame, si te de Ye-
howa ƒe nɔƒe ŋu la, ekuna! Ðe
míele kuku ge avɔ keŋkeŋa?[b]

Nunɔlawo kple Lewitɔwo ƒe dɔ.

18. Eye Yehowa gblɔ na Aron
bena: Nu kɔkɔeawo ŋu voda-
da anɔ mia kple viwòŋutsuwo
kpakple fofowò ƒe to la dzi, eye
[d]nunɔladɔ la ŋu vodada anɔ mia
kple viwòŋutsuwo dzi. 2 Na novi-
wòwo, amesiwo tso [c]fofowò Lewi
ƒe toa me la, nava kpli wò, eye
woanɔ ŋuwò awɔ subɔsubɔdɔ, ne
mia kple viwòŋutsuawo miele
agbadɔ, si me sea le la ŋgɔ.
3 Eye woawɔ dɔ, siwo katã le
ŋuwò kple agbadɔ blibo la ŋu;
ke womagate de nu kɔkɔeawo
kple vɔsamlekpui la ŋu, be mia
kpli wo miagaku o. 4 Woanɔ ŋuwò
awɔ dɔ, siwo katã le Mawu ƒe
agbadɔ la ŋu, ke ame tutɔa deke
mate va mia gbɔ o. 5 Eye miawo
miawɔ dɔ, siwo le kɔkɔeƒe la kple
vɔsamlekpuia ŋuti, bena [f]dɔme-
dzoe magava Israel-viwo dzi o.
6 Elabena nye ŋutɔe de mia novi
Lewitɔwo, amesiwo wona Yehowa
la, le Israel-viwo dome [i]na mi,
bena woawɔ Mawu ƒe agbadɔ la
ŋu dɔwo. 7 Ke mia kple viwòwo
miawɔ nunɔladɔ la le vɔsamlekpui
la gbɔ kple xɔmetsovɔ la godo.
Ðe metsɔ nunɔladɔ la na mi: ke
ne [k]ame tutɔa de te va la, woawui.

Nunɔlawo ƒe nududu.

8 Eye Yehowa gblɔ na Aron
bena: Kpɔ da, metsɔ adzɔ, siwo
wodena le Israel-viwo ƒe nunana
kɔkɔewo katã ŋu la, na wò, wò
ŋutɔ kple viwòŋutsuwo ƒe gome
wònye, dodo mavɔ wòanye.[l] 9 Wo-
ƒe nunana kɔkɔetɔ, siwo anye tɔ-
wò la, wonye: woƒe nuduvɔsa-
wo katã, nuvɔ̃vɔsawo katã kple
fɔdivɔsawo katã, siwo wonam
la dometɔ, siwo womatɔ dzoe o,
nu kɔkɔe woanye na mia kple
viwòŋutsuwo. 10 Teƒe kɔkɔetɔ
nadui le, ŋutsu sia ŋutsu kpɔ mɔ
adui; nu kɔkɔe wòanye na wò.
Metsɔ nunana bubu, siwo katã
Israel-viwo ana, 11 bena woanyè la,
na wò, wò ŋutɔ, viwòŋutsuwo kple
viwònyɔnuwo tɔ woanye; ame-
siame, si ŋu kɔ le aƒewò me la,

kpɔ mɔ adui, dodo mavɔ wòanye.[a]
12 Metsɔ ami nyuitɔ, wein ma-
tsimatsi nyuitɔ kple agblemenu
gbãtɔ, siwo woatsɔ vɛ na Yeho-
wa la, na wò. 13 Woƒe anyigba-
dzinu gbãtɔwo katã dometɔ, siwo
woatsɔ vɛ na Yehowa la, nye
tɔwò; amesiame, si ŋu kɔ le aƒe-
wò me la, kpɔ mɔ adui.[b] 14 Nu-
sianu, si Israel-viwo tsɔ de adzɔ-
gbe dika la, nanye tɔwò.[d] 15 Nu-
sianu, si ʋu dɔ nu na dada,
edanye ame alo lã o, eye wotsɔe
na Yehowa la, nye tɔwò; ke woa-
tsɔ ga axɔ amewo ƒe ŋgɔgbeviwo
kple lã makɔmakɔwo ƒe ŋgɔgbea-
woe.[e] 16 Ne woxɔ ɣleti deka la,
ekema woatsɔ ga sekel kɔkɔe
atɔ̃ axɔ woe, abe alesi nado asi
lae ene. Gera blave nanye sekel
deka. 17 Ke womatsɔ ga axɔ
nyiwo, alẽwo kple gbɔ̃wo ƒe ŋgɔ-
gbeawoe o, elabena wo ŋu kɔ;
nawu woƒe ʋu de vɔsamlekpui
la ŋu, eye natɔ dzo woƒe amiwo,
bena woanye dzovɔsa, si aʋẽ li-
lili de Yehowa. 18 Gake woƒe lã
nanye tɔwò, abe alesi akɔ, si wo-
nyè kple dusita nye tɔwòe ene.
19 Metsɔ adzɔ, siwo katã wodena
le Israel-viwo ƒe nunana kɔkɔe,
siwo wona Yehowa, ŋu la na mia
kple viwòŋutsuwo kple viwònyɔ-
nuwo; dodo mavɔ wòanye. Dze-
nubabla wònye le Yehowa ŋku
me tegbee na mia kple wò dzidzi-
meviwo.

Lewitɔwo ƒe nududu.

20 Eye Yehowa gblɔ na Aron
bena: Naneke manye tɔwò le woƒe
anyigba dzi o, eye [h]màkpɔ go-
mea deka le wo dome o, elabena
nyee nye wò gome kple wò do-
menyinu le Israel-viwo dome:
21 Eye metsɔ [k]nuwo katã ƒe ewo-
liawo deka na Lewi-viwo, bena
wòanye wo tɔ le Israel, de woƒe
dɔ, si wole wɔwɔm le Mawu ƒe
agbadɔ ŋu la ta. 22 Ke Israel-
viwo megate va Mawu ƒe agbadɔ
ŋu azɔ o, bena woagahe nuvɔ̃ ava
wo dokui dzi, eye woaku o, 23 boŋ
Lewitɔwo nawɔ dɔ le Mawu ƒe
agbadɔ la ŋu, eye woaxɔ woƒe
vodadawo atsɔ; dodo mavɔ wòa-
nye na miaƒe dzidzimeviwo. Ke
domenyinu manɔ wo si le Israel-
viwo dome o, 24 elabena metsɔ
Israel-viwo ƒe nuwo ƒe ewoliawo

a Mo. III. 10, 14.
b Mo. II. 23, 19; Mo. V. 18, 4.
d Mo. III. 27, 28.
e Mo. II. 13, 12. 13; 34, 19. 20.
f Mat. 10, 10.
g Heb. 9, 13.
h 35, 5; Mo. V. 10, 9; 12, 12; Yos. 13, 14. 33.
i Mo. III. 22, 20.
k Mo. III. 27, 30.
l Mo. III. 4, 6. 17.
n Mo. III. 14, 6.
o Mo. III. 16, 28.

deka, siwo wotsɔ na Yehowa la,
na Lewitɔwo abe domenyinu ene;
eyata megblɔ na wo be, dome-
nyinu manɔ wo si le Israel-viwo
dome o.
25 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 26 Gblɔ na Lewitɔwo be:
Ne miexɔ nuwo ƒe ewoliawo deka,
si mexɔ le Israel-viwo si na mi,
be wòanye miaƒe domenyinu le
wo si la, ekema mide ewoliawo
deka le eŋu na Yehowa. 27 Woa-
bu adzɔ, si miana la, abe mia
ŋutɔwoe xa agblemenu, eye mie-
fiã wein ene. 28 Ale miade adzɔ
le nuwo katã ƒe ewoliawo deka,
siwo miaxɔ le Israel-viwo si la,
ŋu na Yehowa, eye miatsɔ Yeho-
wa ƒe adzɔ la ana nunɔla Aron.
29 Mide nusiwo katã woana mi
la, ƒe nyuitɔwo wɔ adzɔ na Ye-
howa abe nunana kɔkɔe ene.
30 Gblɔ na wo be: Ne miede nyui-
tɔwo na adzɔe la, ekema woabui
na Lewitɔwo abe woawo ŋutɔe
xa nu, eye woƒiã wein ene. 31 Mia
kple miaƒe ƒometɔwo miekpɔ mɔ
adui le afisiafi, elabena /dɔ, si
wɔm miele le Mawu ƒe agbadɔ
ŋu la, ƒe fetu wònye. 32 Ne mie-
de nyuitɔ le wo ŋu na adzɔe la,
ekema nuvɔ̃ manɔ mia dzi o; mia-
gblẽ kɔ do na Israel-viwo ƒe nu-
nana kɔkɔewo o, eye miaku o.

Dutikɔklɔtsi tso nyi dzẽ ƒe afi me.

19. Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
kpakple Aron bena: 2 Ale
Yehowa de se gblɔ enye si: Gblɔ
na Israel-viwo be, woalé [g]nyinɔ
dzẽ, [i]si sɔ blibo, nu mewɔ afia
deke nɛ o, eye womede kɔkuti kɔ
nɛ kpɔ o la, vɛ na wò. 3 Miatsɔe
na nunɔla Eleazar, eye wòana
woakplɔe ayi asada la godo, eye
woawui le eŋku me. 4 Eye nunɔla
Eleazar nade eƒe asi ʋu la me
ahlẽ [l]zi adre de go, si me Mawu
ƒe agbadɔ la dze ŋgɔe. 5 Eye
woatɔ dzo nyinɔ la ƒe agbalẽ, eƒe
lã, eƒe ʋu kple dɔmemiwo. 6 Eye
nunɔla natsɔ sederti, [n]isop kple
ka dzẽ ade nyinɔ ƒe dzo la me.
7 Nunɔla [o]nanyã eƒe avɔwo, eye
wòale tsi, emegbe hafi wòkpɔ mɔ
ava asada la me; gake nunɔla ŋu
mekɔ o vasede fiẽ. 8 Amesi tɔ
dzo nyinɔa la, nanyã eƒe avɔwo,
eye wòale tsi, eye eŋu mekɔ o

vasede fiẽ. 9 Eye ŋutsu, si ŋu
kɔ la, nalɔ nyinɔ ƒe afi la ada de
teƒe kɔkɔea de le asada godo,
eye wòadzrae do na Israel-viwo
ƒe ha la hena ameŋukɔtsi la, nu-
vɔ̃vɔsae wònye. 10 Amesi lɔ nyi-
nɔ ƒe afia la, nanyã eƒe avɔwo,
eye eŋu mekɔ o vasede fiẽ. Đodo
mavɔ wòanye na Israel-viwo kple
amedzro, si le wo dome la. 11 Ne
amea de de asi ame kuku ŋu la,
eŋu mekɔ o ŋkeke adre. 12 Eye
wòatsɔe ade nuvɔ̃ da le edokui
ŋu le ŋkeke etɔ̃lia kple ŋkeke
adrelia dzi, ekema eŋu kɔ; gake
ne mede nuvɔ̃ da le edokui ŋu
le ŋkeke etɔ̃lia kple ŋkeke adre-
lia dzi o la, ekema eŋu mekɔ o.
13 Ne amea de de asi ame kuku
ŋu, eye mede nuvɔ̃ da le edokui
ŋu o la, ekema [d]edo ŋunyɔ Ye-
howa ƒe nɔƒe la; ele be, woatsrɔ̃
ame sia da le Israel, elabena wo-
mewu ameŋukɔtsi la de eŋu o,
eyata eŋu mekɔ o, eye eya ŋutɔ
de busu edokui ŋu.
14 Se la enye si: Ne ame ku
le agbadɔa de me la, ekema amesi
va agbadɔa me kple nusiwo katã
le agbadɔa me la, ŋu mekɔ o
ŋkeke adre. 15 Nusianu, si le
nuvo, eye wometu nu enu o la,
ŋu mekɔ o. 16 Ne amea de de
asi amesi wowu kple yi alo ame
kuku, ameƒu alo yɔdo ŋu le gbe
me la, eŋu mekɔ o ŋkeke adre.
17 Eye woaku nuvɔ̃vɔsalã, si wotɔ
dzoe la, ƒe afi akɔ tɔsisi me tsi de
dzi le zea de me hena amesi ŋu
mekɔ o la. 18 Eye ŋutsu, si ŋu
kɔ la, natsɔ isop ade tsi la me
awu de agbadɔ la, eme nuwo katã
kple amesiwo katã de afima la
ŋu; alea woawui de amesi de asi
ameƒu alo amesi wowu, ame kuku
alo yɔdo ŋu la hã ŋui. 19 Amesi
ŋu kɔ la, nawui de amesi ŋu me-
kɔ o la ŋu le ŋkeke etɔ̃lia kple
ŋkeke adrelia dzi, emegbe wòa-
nyã eƒe avɔwo, eye wòale tsi,
ekema eŋu kɔ le fiẽ. 20 Ke ne
amea de ŋu mekɔ o, eye womede
nuvɔ̃ le eŋu o la, ekema woatsrɔ̃e
da le ha la dome, elabena edo
ŋunyɔ Yehowa ƒe kɔkɔeƒe la;
womewu ameŋukɔtsi de eŋu o,
eyata eŋu mekɔ o. 21 Đodo ma-
vɔ wòanye na mi. Amesi wu ame-
ŋukɔtsia la, nanyã eƒe avɔwo,
eye ne amea de de asi ameŋu-
kɔtsia ŋu la, eŋu mekɔ o vasede
fiẽ. 22 Ne amesi ŋu mekɔ o, de
asi nua de ŋu la, eŋu mekɔ o,
eye ne amea de de asi amea ŋu
la, eŋu mekɔ o vasede fiẽ.

**Miryam ƒe ku: tsi do tso kpe me.**

**20.** Le ɣleti gbãtɔ me la Israel-
viwo ƒe ha blibo la va [a]Zin-
gbedzi, eye dukɔ la ƒu asada
anyi de Kades. Miryam ku le
afima, eye wodii de afima. 2 Ke
[b]tsi mele afima na ha la o. Tete
wokpe ta de Mose kple Aron ŋu.
3 Eye dukɔ la wɔ dzre kple Mose
bena: Oo, de míawo hã míeku, esi
mía nɔviwo ku le Yehowa ŋku me
boŋ la, ne nyo wu! 4 Nukata gɔ̃
miekplɔ Yehowa ƒe ha la va gbe
sia dzi, bena mía kple míaƒe lãwo
míaku de afisia? 5 Nukaŋuti mie-
kplɔ mí tso Egipte va teƒe bada
sia, afisi womate ŋu aƒã nu do o,
eye gbotiwo, weinkawo kple yevu-
bodatiwo mele o, eye tsi hã mele,
be woano o. 6 Ke Mose kple
Aron dzo le ha la gbɔ yi de Mawu
ƒe agbadɔ la nu, eye wotsyɔ mo
anyi; tete [c]Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe
de edokui fia wo. 7 Eye Yehowa
ƒo nu kple Mose bena: 8 Tsɔ wò
atikplɔ, eye mia kple nɔviwò
Aron miaƒo ha la nu ƒu, eye naƒo
nu kple agakpe la le woƒe ŋku
me, ekema ana tsi. Ale nana tsi
nado le agakpe la me, bena ha
la kple woƒe lãwo nano. 9 Tete
Mose tsɔ atikplɔ la le Yehowa
ŋku me, abe alesi wòde se nɛ ene.
10 Eye Mose kple Aron ƒo ha la
nu ƒu de agakpe la ŋgɔ, eye wò-
gblɔ na wo bena: Misee, mi tosẽ-
lawo! Đe míate ŋu ana tsi nado
tso agakpe sia me na mia?[f] 11 Eye
Mose kɔ eƒe asi dzi tsɔ eƒe ati-
kplɔ ƒo agakpe la zi eve, tete tsi
do bababa, eye ha la kple woƒe
lãwo no. 12 Tete Yehowa gblɔ
na Mose kple Aron bena: Esi
miedo ŋu de ŋunye o, eye miekɔ
ŋunye le Israel-viwo ŋku me o ŋuti
la, eyata miakplɔ ha sia ade anyi-
gba, si matsɔ na wo la dzi o.[g]
13 Esia nye dzrewɔtsi,[h] si ta Is-
rael-viwo wɔ dzre kple Yehowa
do, eye wòna edokui ŋu kɔ le wo
dome la.

[a] 13, 21.
[b] Mo. II. 17, 1 v. 7.
[d] Mo. III. 15, 31.
[e] 14, 10.
[f] Ps. 106, 32.
[g] 27, 14; Mo. V. 1, 37; 3, 26; 4, 21; 32, 51.
[h] Ps. 81, 8.

14 Eye Mose dɔ dɔlawo le Kades [a]ɖo ɖe Edom-fia gbɔ bena: Ale [b]nɔviwò Israel gblɔ esi: Wò ŋutɔ ènya fu, siwo katã dzɔ ɖe mía dzi. 15 Mía fofowo ʋu va Egipte, eye míenɔ Egipte eteƒe didi; ke Egiptetɔwo sẽ ŋuta le mía kple mía fofowo ŋu. 16 Eye míedo ɣli na Yehowa, eye wòse míaƒe gbe [c]hedɔ mawudɔlaa ɖe ɖa wòkplɔ mí tso Egipte; azɔ míele Kades, du, si le wò liƒo ŋu la me. 17 Na [f]míato wò anyigba dzi ayi! Míele agble alo weinbɔwo me to ge o, eye míele vudɔ me tsi hã no ge o, negbe mɔ gã dzi ko míato, eye míadze ɖe ɖusi alo mia me o, vaseɖe esime míato wò anyigba dzi ayi. 18 Edom ɖo ŋu bena: Màto gbɔnye ayi o, ne menye nenem o la, mava kpe mi kple yi. 19 Tete Israel-viwo gblɔ nɛ bena: Dumɔ gã dzi ko míebe, míato ayi, eye ne mía kple míaƒe lãwo míeno wò tsi la, ekema míaxe fe ɖe eta. Afɔ pɛ ko míebe, míatsɔ azɔ edzi ayi, eye míele naneke dim wu esia o. 20 Ke eɖo ŋu be: Mèle eme tso ge ayi o! Eye Edom tsɔ aʋakɔ gã, si sesẽ la, yi ɖakpee. 21 Esi Edom gbe be, Israel mato yeƒe anyigba dzi ayi o la, eyata Israel gɔdɔ̃ mɔ to eŋu.

Aron ƒe ku.

22 Eye Israel ƒe ha blibo la ho tso Kades heva Hor-to la gbɔ. 23 Eye Yehowa gblɔ na Mose kple Aron le Hor-to la gbɔ le Edom-nyigba ƒe liƒo dzi bena: 24 Aron nayi tɔgbuiawo gbɔ; elabena mele anyigba, si matsɔ na Israel-viwo la, dzi de ge o, le esi miesẽ to ɖe nye sea ŋu le dzrewɔtsia gbɔ la ta. 25 Kplɔ Aron kple viaŋutsu Eleazar yi Hor-to la dzi, 26 eye naɖe awuawo le Aron ŋu [l]ado na viaŋutsu Eleazar; ke Aron naku le afima. 27 Mose wɔ, abe alesi Yehowa de se nɛ ene. Eye wolia Hor-to la le ha blibo la ŋku me. 28 Eye Mose ɖe awuawo le Aron ŋu hedo na viaŋutsu Eleazar. Eye Aron [o]ku le to la tame, eye Mose kple Eleazar ɖi tso to la dzi. 29 Eye esi ha blibo la kpɔ bena, Aron megali o la, Israel ƒe aƒe blibo la fa Aron ŋkeke blaetɔ̃ sɔŋ.

Wowɔ aʋa ɖe Arad-fia ŋuti. Akɔblida la.

21. Esi Kanaanitɔ, Arad-fia, amesi le dziehe gome, se bena, Israel to Atarim-mɔ gbɔna la, ewɔ aʋa kple Israel, eye wòɖe aboyo wo dometɔa ɖewo. 2 Tete Israel ɖe adzɔgbe na Yehowa gblɔ bena: Ne àtsɔ dukɔ sia ade asi nam la, ekema [d]matsrɔ̃ woƒe duwo gbidigbidi. 3 Eye Yehowa se Israel ƒe gbe, eye wòtsɔ Kanaanitɔwo de asi, eye wotsrɔ̃ wo kple woƒe duwo gbidigbidi, eye wona ŋkɔ teƒe la be [g]Xorma.

4 Eye woho tso Hor-to la gbɔ hedo ta Avaƒu la nu, bena woatrɔ Edom-nyigba ta. Ke dukɔ la [h]tsi dzi le mɔ ta, 5 eye dukɔ la ƒo nu le Mawu kple Mose ŋu bena: Nukata miekplɔ mí tso Egipte, be míaku le gbedzi? Elabena abolo kple tsia ɖeke mele afisia o, eye nuɖuɖu vlo sia le ŋu nyɔm na mí. 6 Tete Yehowa ɖo da vɔ̃ɖiwo ɖe dukɔ la dome, eye woɖu dukɔ la, eye ame geɖe ku le Israel.[i] 7 Tete dukɔ la va Mose gbɔ gblɔ bena: Míewɔ nuvɔ̃ bɛ, míeƒo nu le mia kple Yehowa ŋu. Ɖe kuku na Yehowa, bena wòaɖe dawo ɖa le mía dome. Eye Mose ɖe kuku ɖe dukɔ la ta. 8 Eye Yehowa gblɔ na Mose bena: Wɔ da vɔ̃ɖi la ƒe nɔnɔme, eye nakui ɖe ati ŋu, bena ne da ɖu amea ɖe, eye wòkpɔe ɖa la, wòatsi agbe.[k] 9 Eye Mose tsɔ akɔbli wɔ daa ɖe heku ɖe ati ŋu, eye ne dawo ɖu amea ɖe wòkpɔ akɔblida la ɖa ko la, etsia agbe.

Israel-viwo ƒe asaɖabɔƒewo.

10 Eye Israel-viwo ho heva ƒu asaɖa anyi ɖe Obot. 11 Eye woho tso Obot heva ƒu asaɖa anyi ɖe gbedzi le Yie-Abarim, si dze ŋgɔ Moab le ɣedzeƒe gome. 12 Woho tso afima heva ƒu asaɖa anyi ɖe Zered-tɔʋu la nu. 13 Eye woho tso afima heva gbedzi le Arnon, si dzɔ tso Amoritɔwo ƒe anyigba dzi la nu. Arnon enye liƒo le Moabitɔwo kple Amoritɔwo dome. 14 Eyata woŋlɔ ɖe [n]Yehowa ƒe aʋawɔwɔwo ƒe agbalẽ me bena: „Waheb le Sufa kple Arnon-tɔʋu la, 15 tɔʋu la me tsi, si si ɖo ta Ar-nutowo me, eye wòdo liƒo na Moab.“

16 Emegbe wotso le afima va

[a] Mo. I. 32, 4; Ŋɔn. 11, 17.
[b] Mo. V. 23, 8.
[d] Mo. V. 13, 16; Yos. 6, 17; Ŋɔn. 1, 17; Sam. I. 15, 3.
[e] Mo. II. 23, 20.
[f] 21, 22.
[g] 14, 45.
[h] 11, 1–6; 14, 2.
[i] Kor. I. 10, 9.
[k] Yoh. 3, 14.
[l] Mo. III. 21, 10.
[n] Yos. 10, 13.
[o] 33, 38; Mo. V. 10, 6.

vudo la gbɔ. Esia nye vudo, si
ŋu Yehowa gblɔ le na Mose be:
Ƒo dukɔ la nu ƒu, bena mana tsi
wo. 17 Xemaɣi Israel-viwo dzi
ha sia bena: „Vudo, dzi! Midzi
ha de eŋu! 18 Esia nye vudo, si
amegãwo ɖe, eye dukɔ la ƒe bu-
bumewo tsɔ woƒe atikplɔ kple
woƒe atizɔti ɖee la.“ Eye wotso
gbe sia dzi heva Matana. 19 Tso
Matana wova Naxaliel, eye tso
Naxaliel wova Bamot. 20 Tso
Bamot wova bali la me le Moab-
nyigba dzi, le Pisga, si dze ŋgɔ
gbegbe la gbɔ.

Woɖu Sixon dzi.

21 Eye Israel dɔ amewo ɖo ɖe
Sixon, Amori-fia gbɔ bena:[d] 22 Na
mato wò anyigba dzi yi! Míadze
ato agblewo alo weinbɔwo me o,
eye míele vudo me tsi hã no ge o,
boŋ mɔ gã ko míalé tẽ, vaseɖe
esime míatso wò anyigba me ayi.[e]
23 Ke Sixon meɖe mɔ na Israel
be, wòato eƒe anyigba dzi ayi o;
boŋ Sixon ƒo eƒe dukɔ blibo la
nu ƒu, eye wòho va kpe Israel
le gbedzi. Esi wòɖo Yaza la, ewɔ
aʋa kple Israel. 24 Ke Israel
wu wo kple yi, eye wòxɔ woƒe
anyigba la tso Arnon gbɔ vaseɖe
Yabok nu heva ke ɖe Amon-viwo
ŋu, elabena Yaezer enye Amon-
viwo ƒe liƒo. 25 Eye Israel xɔ du
siawo katã, eye Israel nɔ Amori-
tɔwo ƒe du Xesbon kple eŋu duwo
katã me. 26 Elabena Xesbon enye
Amoritɔwo ƒe fia Sixon ƒe du;
eya nye amesi wɔ aʋa kple Moab-
fia tsãtɔ, eye wòxɔ eƒe anyigba
katã le esi vaseɖe Arnon nu.
27 Eyata ahamasilawo gblɔna be:
Miva Xesbon, eye mitu Sixon ƒe
du la sesîe! 28 Elabena dzo do
tso Xesbon, eye dzoƒaɖe tso Si-
xon ƒe du la me hefiã Moabitɔwo
ƒe Ar kpakple Arnon-ŋu nɔlawo.
29 Baba na wò, Moab! Wò, [h]Ke-
mos-dukɔ, ėbu! Ena viaŋutsuwo
si, eye wòna Amoritɔwo ƒe fia
Sixon ɖe aboyo vianyɔnuwo. 30
Míeɖa wo, eye Xesbon bu vaseɖe
Dibon. Míetsrɔ̃ wo vaseɖe Nofa,
eye dzo la bi vaseɖe Medeba.
31 Ale Israel-viwo nɔ Amoritɔwo
ƒe anyigba dzi.

Woɖu Og dzi.

32 Eye Mose dɔ be, woaɖatsa
ŋku le Yaezer, eye woxɔ eŋu
duwo, eye woɖu Amoritɔ, siwo
le afima la dzi. 33 Emegbe wo-
trɔ dze Basan-mɔ dzi. Tete Og,
Basan-fia, kple eƒe dukɔ blibo la
ho aʋa va kpe wo le Edrei.[a]
34 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Megavɔ̃e o, elabena metsɔ
eya ŋutɔ kple eƒe dukɔ blibo la
kpakple eƒe anyigba de asi na
wò, eye nawɔe, abe alesi nèwɔ
Sixon, Amoritɔwo ƒe fia, si nɔ
Xesbon la ene.[b] 35 Eye wowu
eya ŋutɔ kple viaŋutsuwo kpakple
eƒe dukɔ blibo la, ale bena amea
ɖeke metsi agbe ahayi sisi ge o.

Woɖɔ Bileam, be wòaƒo fi ade Israel-viwo.

22. Eye Israel-viwo ho heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Moab-tagba,
le Yordan godo le Yerixo kasa.
2 Esi Balak, Zipor vi, kpɔ nusi
Israel-viwo wɔ Amoritɔwo la, 3
vɔvɔ̃ lé Moab ŋutɔ le dukɔ la ŋu,
elabena esɔ gbɔ akpa, eye dzidzi
ƒo Moab le Israel-viwo ŋu. 4 Eye
Moab gblɔ na Midian-ame tsitsiwo
bena: Ameha, si ɖe to ɖe mí la,
le mía ɖu ge, abe alesi nyi ɖua
gbe le gbe mee ene. Balak, Zi-
por vi, enye Moab-fia le ɣemaɣi
me. 5 Eye wòɖɔ amewo ɖo ɖe
Bileam, Beor vi gbɔ, le Petor le
tɔsisi la nu le edetɔwo ƒe anyi-
gba dzi, bena woayɔe vɛ hegblɔ
bena: Kpɔ ɖa, dukɔa ɖe nye si
ʋu tso Egipte, eye wònyẽ tsyɔ
anyigba ŋku me, eye wòƒu asaɖa
anyi ɖe mía kasa.[f] 6 Eyata va
naƒo fi ade dukɔ sia nam, elabena
ekpe dzinye! Ɖewohĩ mate ŋu aɖu
edzi, eye manyãe ɖa le anyigba la
dzi. Elabena menyae bena, amesi
nèyra la, eya ŋu yayra nɔna, eye
amesi nèƒo fi de la, eya ŋu fiƒode
nɔna. 7 Esi Moab-ame tsitsiwo kple
Midian-ame tsitsiwo xɔ [g]afãkaho
la, wodze mɔ, eye wova Bileam gbɔ
hegblɔ Balak ƒe nyawo nɛ. 8 Eɖo
ŋu na wo bena: Mitsi afisia dɔ,
emegbe magblɔ, alesi Yehowa ato
nam la na mi. Eye Moab-amegãwo
tsi Bileam gbɔ. 9 Eye Mawu va
Bileam gbɔ gblɔ bena: Ŋutsu ka-
wo nye siawo le gbɔwò? 10 Bi-
leam ɖo ŋu na Mawu bena: Ba-
lak, Zipor vi, Moab-fiae, dɔ ame
ɖe gbɔnye bena: 11 Kpɔ ɖa, du-
kɔa ɖe ʋu tso Egipte, eye wònyẽ
tsyɔ anyigba ŋku me, eyata va

[a] Mo. V. 3, 1-11.
[b] Ps. 136, 17 v. 22.
[d] Mo. V. 2, 26 v. 37.
[e] 20, 17.
[f] Yos. 24, 9; Mi. 6, 5.
[g] Pet. II. 2, 15.
[h] Ŋɔn. 11, 24; Fia. I. 11, 7.

nafo fi adee nam. Ɖewohĩ mate
ŋu awɔ aʋa kplii, eye manyãe ɖa.
12 Tete Mawu gblɔ na Bileam
bena: Megayi kpli wo o, eye me-
gafo fi de dukɔ la o, elabena
woyrae xoxo! 13 Eye esi Bileam
fɔ ŋdi la, egblɔ na Balak ŋu me- *a Pet. II. 2, 16.*
gãwo bena: Migbugbɔ yi mia de,
elabena Yehowa gbe be, nyema-
gayi kpli mi o. 14 Eye Moab-ame-
gãwo dze mɔ va Balak gbɔ gblɔ
bena: Bileam gbe be, yemayi kpli
mí o. 15 Ke Balak gadɔ amegã ge-
ɖewo, amesiwo ŋu bubu le wu gbã-
tɔwo la ɖa. 16 Eye wova Bileam
gbɔ hegblɔ nɛ bena: Ale Balak,
Zipor vi, gblɔ esi: Megana woaxe
mɔ na wò be, magava gbɔnye o.
17 Elabena made bubu ŋuwò ŋutɔ,
eye nusianu, si nagblɔ nam la,
mawɔe. Eyata va nafo fi ade
dukɔ sia nam dzro! 18 Bileam ɖo
ŋu, eye wògblɔ na Balak ƒe dɔ-
lawo bena: [b]Ne Balak atsɔ klo- *b Fia. I. 13, 8.*
salo kple sika xɔ taŋ nam hã la,
nyemate ŋu ada Yehowa, nye
Mawu, ƒe se dzi ahayi nu sue alo nu
gãa ɖeke wɔ ge o. 19 Ke miawo
hã mitsi afisia dɔ, bena mase nya,
si Yehowa agagblɔ nam. 20 Eye
Mawu va Bileam gbɔ le zã me
gblɔ nɛ bena: Nenye yɔ wò ge
ŋutsu siawo va la, ekema fɔ, ne
nayi kpli wo; gake alesi magblɔ
nawò la, nenema ko nawɔ.

**Bileam ƒe tedzinɔ ƒo nu.**

21 Tete Bileam fɔ ŋdí, bla akpa
na eƒe tedzinɔ, eye wòyi kple
Moab-amegãwo. 22 Ke esi wòyi
la, Mawu do dɔmedzoe, eye Ye-
howa ƒe dɔla va tso mɔ nɛ, bena
wòatsi tre ɖe eŋu. Eya ŋutɔ do
tedzinɔ, eye eƒe subɔla eve kpe
ɖe eŋu. 23 Eye tedzinɔ la kpɔ
alesi Yehowa ƒe dɔla tsí tre ɖe mɔ
dzi [d]di yi ɖe asii, eyata wòdze le *d Mo. I. 3, 24; Yos. 5, 13.*
mɔ dzi ɖe gbe me. Ke Bileam
ƒo tedzi la, be wòagatrɔe va mɔ
dzi. 24 Emegbe Yehowa ƒe dɔla
va tsi tre ɖe weinbɔwo ƒe kpɔ-
domee mɔ, si ƒe akpawo kple eve
gli le la dzi. 25 Esi tedzinɔa
kpɔ Yehowa ƒe dɔla la, edze ɖe
gli ŋu, eye wòmimi Bileam ƒe afɔ
ɖe gli ŋu; eyata wògaƒoe ke.
26 Eye Yehowa ƒe dɔla la gayi
ŋgɔ va tsi tre ɖe teƒe xaxɛa ɖe,
afisi mɔa ɖeke mele be, woadze *e [illegible]*
ɖe ɖusi alo mia me o. 27 Esi
tedzinɔ la kpɔ Yehowa ƒe dɔlaa
la, etsyɔ akɔ anyi ɖe Bileam te.
Tete Bileam do dɔmedzoe, eye
wòƒo tedzinɔ la kple atí. 28 Eye
Yehowa ʋu nu na tedzinɔ la wò-
gblɔ na Bileam bena: Nuka mewɔ
wò, hafi nèƒom zi etɔ̃ sɔŋ?[a] 29 Bi-
leam ɖo ŋu na tedzinɔ la bena:
Esi nèdo ɫsukunɔm ta! Ɖe wònye
yie le asinye la, ne mewu wò gɔ̃!
30 Tedzinɔ la gblɔ na Bileam
bena: Menye nyee nye wò tedzi-
nɔ, si nèdo le wò agbe me ŋkeke-
wo katã me va do egbee oa? Alo
mewɔ ale nu ɖe ŋuwò kpɔa? Eɖo
ŋu be: Kpao! 31 Eye Yehowa ʋu
Bileam ƒe ŋkuwo wòkpɔ, alesi Ye-
howa ƒe dɔla tsí tre ɖe mɔ dzi
di yi ɖe asi. Tete wòde ta agu
hetsyɔ mo anyi. 32 Eye Yehowa
ƒe dɔla gblɔ nɛ bena: Nukaŋuti
nèƒo wò tedzinɔ la zi etɔ̃ sɔŋ?
Evɔ wònye nyee tsí tre ɖe ŋuwò
hafi; elabena afɔ, si dzi nèle la,
evlo le ŋkunye me. 33 Tedzinɔ la
kpɔm, eyata wòdze ɖe aga le ŋku-
nye me zi etɔ̃ sɔŋ. Ɖe menye
eyae dze ɖe aga o la, anye ne
mewu wò kokoko ahagblẽ eya ɖe
agbe. 34 Bileam ɖo ŋu na Ye-
howa ƒe dɔla la bena: Mewɔ nu-
vɔ̃, elabena nyemenyae be, wòe
tsi tre ɖe ŋunye le mɔ dzi o.
Eyata ne medze ŋuwò o la, eke-
ma magbugbɔ. 35 Yehowa ƒe dɔla
la gblɔ na Bileam bena: Yi kple
ŋutsuawo; gake nya, si mato na
wò la, eya ko nagblɔ! Ale Bileam
yi kple Balak-ŋu megãwo.
36 Esi Balak se bena, Bileam
gbɔna la, eyi ɖakpee le Ir-Moab,
du, si le Arnon nu le liƒo dzi ke-
keake la me. 37 Eye Balak gblɔ
na Bileam bena: Ɖe nyemedɔ ame
ɖa, be woayɔ wò vɛ oa? Nuka-
ŋuti mètso hiã va gbɔnye oa?
Ɖe nèsusu be, nyemate ŋu ade
bubu ŋuwò oa? 38 Bileam ɖo ŋu
na Balak bena: Menya va gbɔwò
la hafi, gake ɖe mate ŋu agblɔ
nyaa ɖea? Negbe nya, si Mawu
ade nunye la, eya ko magblɔ.
39 Eye Bileam yi kple Balak, eye
wova Kiryat-Xuzot. 40 Eye Balak
wu nyiwo kple alẽwo sa vɔe, eye
wòɖo de ɖe Bileam kple amegã,
siwo le egbɔ. 41 Esi ŋu ke la, Ba-
lak kplɔ Bileam yi [e]Bamot-Baal,
afisi wòkpɔ dukɔ la ƒe mlɔenu le.

Mawu na Bileam fe ñŋɔdɛ tro zu yayra zi eve.

23. Eye Bileam gblɔ na Balak
bena: Na woaɖi vɔsamle-
kpui adre ɖe afisia nam, eye woa-
kplɔ nyitsu adre kple agbo adre
vɛ nam. 2 Eye Balak wɔ, abe
alesi Bileam gblɔ ene, eye Balak
kple Bileam tsɔ nyitsu ɖekaɖeka
kple agbo ɖekaɖeka sa vɔ le vɔ-
samlekpuia ɖesiaɖe dzi. 3 Eme-
gbe Bileam gblɔ na Balak bena:
Va tsi tre ɖe wò numevɔsa gbɔ,
eye maɖe kpɔ; ɖewohĩ Yehowa
aɖe eɖokui afiam, eye nusi wòna
mekpɔ la, eya magblɔ na wò.
Eye wòyi togbɛ ʄeʄlea ɖe dzi.
4 Tete Mawu ɖe eɖokui fia Bi-
leam, eye eya gblɔ bena: Meɖi
vɔsamlekpui adre, eye metsɔ nyi-
tsu ɖekaɖeka kple agbo ɖekaɖeka
sa vɔ le vɔsamlekpuia ɖesiaɖe
dzi. 5 Eye Yehowa de nya nu na
Bileam, eye wògblɔ bena: Gbu-
gbɔ yi Balak gbɔ, eye alea naʄo
nui! 6 Tete wògbugbɔ va egbɔ,
eye kpɔ ɖa, eya kple Moab-ame-
gãwo le tsitre ɖe eʄe nume-
vɔsa la gbɔ. 7 Eye wòdo eʄe
numegbe la hegblɔ bena: Balak
kplɔm tso Aram, ɣedzeʄetɔwo dzi
Moab-fia kplɔm tsoe be: Va naʄo
fi de Yakob nam, eye va naɖo
diŋu na Israel nam! 8 Aleke maʄo
fi de amesi Mawu meʄo fi de o,
eye maɖo diŋu na amesi Yehowa
meɖo diŋu na o? 9 Agakpewo
tame mele kpɔ wo ɖa, eye togbɛ-
wo dzi mele kpɔ wo. Kpɔ ɖa, dukɔ
la ɖe ɖe aga, eye mebua eɖokui
ɖe dukɔ bubuwo dome o. 10 Ameka
ate ŋu axlẽ ᵈYakob ʄe ké, eye ame-
ka axlẽ Israel ʄe akpa enelia? ᵉMa-
ku abe ame dzɔdzɔewo ene, eye
nye nuwuwu nanɔ abe wo tɔ ene!
11 Tete Balak gblɔ na Bileam
bena: Nuka nye esia nèwɔ ɖe ŋu-
nye? Meyɔ wò vɛ, be naʄo fi aɖe
nye ʄutɔwo nam loo, ɖeko nètsɔ
wo yra! 12 Eɖo ŋu gblɔ be: Ðe
mele nam be, magblɔ nya, si Ye-
howa de nunye la pɛpɛpɛ oa?ᵍ
13 Eye Balak gblɔ nɛ bena: Va
míyi teʄe bubu, afisi nakpɔ wo le,
ke mèle wo kpɔ ge blibo o, ne-
gbe woʄe mlɔenu ko nakpɔ; afima
naʄo fi aɖe wo nam le. 14 Eye
wòkplɔe yi ɖe Pisga-to tame, afisi
gbetasrãlawo nɔna, eye wòɖi vɔ-
samlekpui adre hetsɔ nyitsu ɖe-

ᵃ Sam. I. 15, 29.
ᵇ 24, 9.
ᵈ Mo. I. 13, 16.
ᵉ 31, 8.
ᶠ kp. 12.
ᵍ 22, 38.
ʰ 25, 3.
ⁱ kp. 1.

kaɖeka kple agbo ɖekaɖeka sa vɔ
le vɔsamlekpuia ɖesiaɖe dzi. 15
Eye wògblɔ na Balak bena: Tsi
tre ɖe wò numevɔsa gbɔ afi,
eye mayi aɖado go ame le afime.
16 Tete Yehowa ɖe eɖokui fia Bi-
leam, eye wòde nya enu, eye wò-
gblɔ bena: Gbugbɔ yi Balak gbɔ,
eye alea naʄo nu. 17 Esi wòva
egbɔ la, kpɔ ɖa, ele tsitre ɖe eʄe
numevɔsa la gbɔ, eye Moab-ame-
gãwo le egbɔ. Eye Balak gblɔ
nɛ bena: Aleke Yehowa gblɔ?
18 Tete wòdo eʄe numegbe la
bena: Tsi tre, Balak, nase gbe!
Zipor vi, lé to ɖe ŋunye! 19 Mawu
menye amegbetɔ wònye, ne wòaka
aʋatso o, eye menye amegbetɔwo
ʄe vi wònye, ne wòatrɔ nya o. Ðe
wòagblɔ nya, eye mawɔ edzi oa?
Ðe wòaʄo nu, eye mawɔe oa?ᵃ
20 Kpɔ ɖa, yayra mexɔ vɛ; eye
ne eya yra la, nyea nyemate ŋu
atrɔe o. 21 Womekpɔ dzɔgbevɔ̃e
le Yakob ŋu o, eye womekpɔ fu-
wɔamea ɖeke le Israel ŋu o. Ye-
howa, eʄe Mawu la, li kplii, eye
ayibopɛ le ɖiɖim le wo dome.
22 Mawu, si kplɔe tso Egipte la,
le nɛ abe to ʄe dzo ene. 23 Dzo
mate Yakob ŋu o, eye afã aŋe vo
ɖe Israel ŋu. Azɔ ko woagblɔ le
Yakob kple Israel ŋu be: Nu gã
ka nye esi Yehowa wɔa? 24 Kpɔ
ɖa, dukɔ la tso ᵇabe dzatanɔ ene,
eye wòʄɔ abe dzatatsu ene. Mele
akɔ tsyɔ ge anyi o, negbe ɖeko
wòaɖu eʄe nuléle, eye wòano
amesiwo wòwu ʄe ʋu hafi.
25 Tete Balak gblɔ na Bileam
bena: Megaʄo fi ɖe wo o, eye
megayra wo hã o! 26 Bileam ɖo
ŋu, eye wògblɔ na Balak bena:
Nyemegblɔ na wò be: Nya sia
nya, si Yehowa agblɔ la, eya ma-
wɔ oa?ᶠ 27 Emegbe Balak gblɔ
na Bileam bena: Va, makplɔ wò
yi teʄe bubu. ɖewohĩ adze Mawu
ŋu, bena naʄo fi aɖe wo nam tso
afima. 28 Eye Balak kplɔ Bileam
yi ʰPeor-to, si dze ŋgɔ gbegbe
la tame. 29 Eye Bileam gblɔ na
Balak bena: Ði vɔsamlekpui adre
ɖe afisia nam, eye nakplɔ nyitsu
adre kple agbo adre vɛ nam.ⁱ
30 Balak wɔ, abe alesi Bileam
gblɔ ene, eye wòtsɔ nyitsu ɖeka-
ɖeka kple agbo ɖekaɖeka sa vɔ
le vɔsamlekpuia ɖesiaɖe dzi.

Bileam gagblɔ nu nyui ɖi le Israel ŋu.

**24.** Esi Bileam kpɔ bena, edze
Yehowa ŋu be, wòayra Is-
rael la, megayi afã ka ge abe tsã
ene o, boŋ etrɔ mo ɖe gbedzi
gome. 2 Eye Bileam fɔ kɔ dzi,
kpɔ alesi Israel ƒu asaɖa anyi
tototoe. Tete Mawu ƒe gbɔgbɔ
va edzi, 3 eye wòdo eƒe nume-
gbe la hegblɔ bena: Ale Bileam,
Beor vi, gblɔ esi, eye ale ŋutsu,
si ƒe ᵈŋku ʋu la, gblɔ esi. 4 Amesi
sea Mawu ƒe nyawo, ƒe gbe enye
si, amesi ŋusẽkatãtɔ ɖea nuwo
fiana, amesi tsyɔ mo anyi, ke eƒe
ŋkuwo le te:ᵍ 5 Oo, Yakob, wò
agbadɔwo dze ani loo! Israel, wò
nɔƒewo nyo loo! 6 Ele abe alesi
tɔʋu mlo ɖe nu le bali me ene;
eye wòɖi abɔ le tɔsisi to, ele abe
aloeti, siwo Yehowa do ene, eye
wòɖi seder le tɔ to. 7 Tsi gbagba
eƒe tɔkpowo, eye wòƒã nu ɖe tɔ
geɖewo to. Eƒe fia xɔ ŋkɔ wu
Agag, eye eƒe fiaɖuƒe keke ɖe nu.
8 Mawu, si kplɔe tso Egipte la,
le nɛ abe to ƒe dzowo ene; aɖu
dukɔ, siwo nye eƒe futɔwo, eye
wòagbã woƒe ƒuwo, eye wòatsɔ
eƒe da atsrɔ̃ wo. 9 ˡEtsyɔ akɔ
anyi abe dzatatsu kple dzatanɔ
ene, ameka le eʋuʋu ge? Ne
ⁿamea ɖe yra wò la, woayrae;
eye ne amea ɖe ƒo fi ɖe wò la,
woaƒo fi adee.

Xletivi tso Yakob.

10 Tete Balak do dɔmedzoe ɖe
Bileam ŋu, eye Balak si akpe he-
gblɔ na Bileam bena: Meyɔ wò
vɛ, bena naƒo fi ade nye futɔwo
nam loa, ɖeko nètsɔ wo yra zi
etɔ̃ sɔŋ. 11 Eyata netsɔ nayi mia
ɖe! Ɖe mebe, made bubu ŋuwò
pete hafi, gake Yehowa te bubu
la wò. 12 Bileam ɖo ŋu na Balak
bena: Ɖe nyemegblɔ na wò ame-
siwo nèɖo ɖe gbɔnye la bena:
13 Ne Balak atsɔ klosalo kple
sika xɔ taŋ nam hã la, nyemate
ŋu ada Yehowa ƒe se la dzi awɔ
nyui alo vɔ̃ le ɖokuinye si o,
negbe nya, si Yehowa ato la, eya
ko magblɔ oa?ᵗ 14 Azɔ mele mía
detɔwo gbɔ yi ge; eyata magblɔ
nusi dukɔ sia le wò dukɔ wɔ ge
le ɣeyiɣi, siwo gbɔna me la, fia
wò. 15 Eye ᵘwòdo eƒe numegbe
la gblɔ bena: Ale Bileam, Beor
vi, gblɔ esi, ale ŋutsu, si ƒe ŋku

ᵃ Mat. 2, 2; Lu. 1, 78.
ᵇ Sam. II. 8, 2; Am. 2, 2.
ᵈ Sam. I. 9, 9.
ᵉ Sam. II. 8, 14; Am. 9, 11. 12.
ᶠ Mi. 5, 1. 7. 8.
ᵍ Yes. 50, 4.
ʰ Mo. II. 17, 14.
ⁱ Sam. I. 15, 6.
ᵏ Ob. 8.
ˡ 23, 24; Mo. I. 49, 9.
ⁿ Mo. I. 12, 2.
ᵒ 31, 8. 16.
ᵖ 31, 16.
ʳ Mo. V. 4, 3.
ˢ Sam. II. 21, 6. 9; Mo. V. 21, [redacted]
ᵗ 22, 18.
ᵘ kp. 3. 4.

ʋu la, gblɔ esi. 16 Amesi sea
Mawu ƒe nyawo la, ƒe gbe enye
si, amesi dzea si dziƒoʋitɔ ƒe su-
suwo, amesi ŋusẽkatãtɔ ɖea nuwo
fiana, amesi tsyɔ mo anyi, ke eƒe
ŋkuwo le te: 17 Mele ekpɔm, gake
menye fifiae o; mekpɔnɛ, gake
mele kpuiƒe o. ᵃXletivi ado tso
Yakob me, eye fiatikplɔ ado tso
Israel me; ᵇaŋe tonuƒuiwo na
Moab, eye wòakaka ta le ame-
siwo nyè zi la nu. 18 ᵉWoaxɔ
Edom ƒe anyigba, eye woaxɔ eƒe
futɔ Seir hã ƒe anyigba; ke Israel
ya akpɔ ŋusẽ. 19 ᶠAme atso Ya-
kob me aɖu dzi, eye wòawu ame-
siwo kpɔtɔ ɖe duwo me.
20 Esi wòkpɔ Amalekitɔwo la,
edo eƒe numegbe la gblɔ bena:
Amalek enye gbãtɔ le dukɔwo
dome; ke ʰm!ɔeba la ava tsrɔ̃ tsã!
21 Eye esi wòkpɔ ⁱKenitɔwo
la, edo eƒe numegbe la gblɔ be-
na: Wò nɔƒe sesẽ, eye ᵏnèwɔ atɔ
ɖe agakpewo dzi. 22 Ke woatsrɔ̃
wò Kain ya, eye ekpɔtɔ vie, Asur
naɖe aboyo wò.
23 Eye wògado eƒe numegbe
la gblɔ bena: Alele! ameka anɔ
agbe, ne Mawu awɔ nusia? 24
Ŋuwo atso Kitim, ava bɔbɔ Asur
kple Eber ɖe anyi, eye woatsrɔ̃
eya hã.
25 Emegbe Bileam ᵃdze mɔ, eye
wògbugbɔ va wo ɖe, eye Balak
hã lé eƒe mɔ.

Israel ƒe ahasiwɔwɔ kple trɔ̃subosubo ŋuti tohehe.

**25.** Esi Israel le Sitim la, dukɔ
la ɖe asi ahasiwɔwɔ me
kple Moab-nyɔnuwo. 2 Wokpe
ᵖdukɔ la va woƒe mawuwo ƒe vɔ-
sanuwo duƒe, eye dukɔ la ɖu nu,
eye wòde ta agu na woƒe mawu-
wo. 3 Eye Israel ku ɖe Baal-Peor
ŋu; eyata Yehowa do dɔmedzoe
ɖe Israel ŋu.ʳ 4 Eye Yehowa
gblɔ na Mose bena: Yɔ dukɔ la
ƒe amegãwo katã ƒo ƒu, eye ˢwòa-
trɔ ati vodalawo ɖe ŋdɔgbe na
Yehowa, ne Yehowa nadzudzɔ
dɔmedzoedodo ɖe Israel ŋu! 5 Eye
Mose gblɔ na Israel ƒe ʋɔnudrɔ̃-
lawo bena: Amesiame nawu nɔ-
via, si ku ɖe Baal-Peor ŋu la!
6 Esi wole avi fam le Mawu ƒe
agbadɔa nu la, Israel-ŋutsua ɖe
kplɔ Midian-nyɔnua ɖe va wo
tɔwo gbɔe le Mose kple Israel-

viwo ƒe ha blibo la ŋku me. 7 Eye
esi Pinehas, nunɔla Aron vi Elea-
zar ƒe viŋutsu, kpɔe la, etsi tre
le ha la dome, eye wòtsɔ akplɔ
ɖe asi 8 heti Israel-ŋutsu la yome
yi xɔgã me, eye wòƒo nu ɖe Israel-
ŋutsu la kple nyɔnu la siaa ƒe dɔme
floi. Tete dɔvɔ̃ la nu tso le Israel-
viwo dome. 9 Amesiwo dɔvɔ̃a wu
la, le ame akpe blave vɔ ene.
10 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 11 Pinehas, nunɔla Aron
vi Eleazar ƒe viŋutsu, enye amesi
na nye dɔmedzoe nu fa ɖe Israel-
viwo ŋu, elabena eʋã ŋu ɖe nunye
le wo dome; eyaŋuti nyemeʋã ŋu
tsrɔ̃ Israel-viwo o. 12 Eyata gblɔ
bena: Meɖo kpe ŋutifafa-nubabla
dzi nɛ,[b] 13 eye metsɔ nunɔlaɖɔ
la ɖe asi na eya ŋutɔ kple eƒe
dzidzimeviwo tegbee, elabena eʋã
ŋu ɖe eƒe Mawu nu, eye wòlė
avu na Israel-viwo.[d]
14 Israel-ŋutsu, si wowu hekpe
ɖe Midian-nyɔnua ŋu la, ŋkɔ nye
Simri, amesi nye amegã Salu, si
le Simeon viwo fofo ƒe aƒe nu
la, ƒe viŋutsu. 15 Eye Midian-
nyɔnu, si wowu la, ŋkɔ nye Kosbi,
amegã [e]Zur, amesi nye Midian-
tɔwo ƒe to ɖeka ƒe amegã la, ƒe
vinyɔnu. 16 Eye Yehowa ƒo nu
kple Mose bena: 17 Milė fu Mi-
diantɔwo, eye miawu wo,[f] 18 ela-
bena wolė fu mi, eye woto aye
me tsɔ Peor kple wo ɖe nyɔnu
Kosbi, si nye Midian-amegã ɖeka
ƒe vinyɔnu, amesi wowu le gbe-
sigbe dɔvɔ̃ va le Peor ta la, tre
mɔ̃ na mi.

**Wogaxlẽ duko la me towo le anyigba mamã ta.**

**26.** Esi dɔvɔ̃ la nu tso la, Ye-
howa gblɔ na Mose kple
Eleazar, nunɔla Aron vi bena:
2 Mixlẽ amesiwo xɔ ƒe blave
kple vɔ le Israel-viwo ƒe ha blibo
la me, le wo fofowo ƒe aƒewo nu:
amesiwo katã ate ŋu aɖe aʋa le
Israel.[i] 3 Eye Mose kple nunɔla
Eleazar tia wo xlẽ le Moab-tagba
le Yordan nu le Yerixo kasa;
4 amesiwo xɔ ƒe blave kple vɔ,
abe alesi Yehowa ɖe se na Mose
ene. Israel-vi, siwo ʋu tso Egipte-
nyigba dzi la, wonye si:[k] 5 Ruben
enye Israel ƒe ŋgɔgbevi. Ruben
viwo nye: Xanok, amesi dzi Xanok-
ƒome la; Palu, amesi dzi Palu-

[a] 16. [b] Kron. I. 9, 20. [d] Ps. 106, 30. 31. [e] 31, 8. [f] 31, 2–18. [g] Mo. I. 38, 7. 10. [h] Rut 4, 18. [i] 1, 2–47. [k] Mo. I. 46, 8 v. 27; Kron. I. 4 v. 7.

ƒome la; 6 Xezron, amesi dzi Xe-
zron-ƒome la; Karmi, amesi dzi
Karmi-ƒome la. 7 Esiawo nye
Ruben-hawo ƒe ƒomewo. Amesi-
wo wotia xlẽ le wo me la, le ame
akpe blane vɔ etɔ̃ alafa adre
blaetɔ̃. 8 Palu vi enye Eliab. 9 Eye
Eliab viwo nye Nemuel, Datan
kple Abiram. Woawo nye [a]Datan
kple Abiram mawo, siwo nye ada-
ŋuɖelawo le ha la dome, eye wo-
wɔ dzre kple Mose kple Aron, le
esime Korax ƒe ha la wɔ dzre
kple Yehowa, 10 eye anyigba ke
nu mi wo kpe ɖe Korax ŋu, eye
ha la ku, eye dzo fiã ŋutsu alafa
eve blaatɔ̃awo, eye wozu ŋkuɖo-
dzinu la. 11 Ke Korax viwo ya
meku o. 12 Simeon viwo nye si
le woƒe ƒomewo nu: Nemuel, amesi
dzi Nemuel-ƒome la; Yamin, amesi
dzi Yamin-ƒome la; Yakin, amesi
dzi Yakin-ƒome la; 13 Sera, amesi
dzi Sera-ƒome la; Saul, amesi dzi
Saul-ƒome la. 14 Simeon-hawo ƒe
ƒome la le ame akpe blave vɔ
eve alafa eve. 15 Gad viwo nye
si le woƒe ƒomewo nu: Zifon,
amesi dzi Zifon-ƒome la; Xagi,
amesi dzi Xagi-ƒome la; Suni,
amesi dzi Suni-ƒome la; 16 Osni,
amesi dzi Osni-ƒome la; Eri,
amesi dzi Eri-ƒome la; 17 Arod,
amesi dzi Arod-ƒome la; Areli,
amesi dzi Areli-ƒome la. 18 Esia-
wo nye Gad viwo le woƒe ƒome-
wo nu, amesiwo wotia xlẽ la, le
ame akpe blane alafa atɔ̃. 19 Yuda
viwo nye: Ger kple Onan; ke Ger
kple Onan ku le Kanaan-nyigba
dzi.[g] 20 Yuda viwo nye si le woƒe
ƒomewo nu: Sela, amesi dzi Sela-
ƒome la; Perez, amesi dzi Perez-
ƒome la; Sera, amesi dzi Sera-ƒome
la; 21 [h]Perez viwo nye si: Xe-
zron, amesi dzi Xezron-ƒome la;
Xamul, amesi dzi Xamul-ƒome la.
22 Amesiwo wotia xlẽ le Yuda-
ƒome la me la, le ame akpe blaa-
dre vɔ aɖe alafa atɔ̃. 23 Isaxar
viwo nye si le woƒe ƒomewo nu:
Tola, amesi dzi Tola-ƒome la;
Puwa, amesi dzi Puwa-ƒome la;
24 Yasub, amesi dzi Yasub-ƒome
la; Simron, amesi dzi Simron-ƒome
la. 25 Amesiwo wotia xlẽ le Isaxar-
ƒome la me la, le ame akpe blaaɖe
vɔ ene alafa etɔ̃. 26 Zebulon viwo
nye si le woƒe ƒomewo nu: Sered,

amesi dzi Sered-ƒome la; Elon,
amesi dzi Elon-ƒome la; Yaxleel,
amesi dzi Yaxleel-ƒome la. 27 Ame-
siwo wotia xlẽ le Zebulon-ƒome
la me la, le ame akpe blaade kple
alafa atɔ̃. 28 Yosef viwo nye si
le woƒe ƒomewo nu: Manase kple
Efrayim. 29 Manase viwo nye:
Maxir, amesi dzi Maxir-ƒome la.
Maxir dzi Gilead, eye Gilead dzi
Gilead-ƒome la.[a] 30 Gilead viwo [a] Yos. 17, 1–3.
nye si: Yezer, amesi dzi Yezer-
ƒome la; Xelek, amesi dzi Xelek-
ƒome la; 31 Ariel, amesi dzi Ariel-
ƒome la; Sixem, amesi dzi Si-
xem-ƒome la; 32 Semida, amesi
dzi Semida-ƒome la; Xefer, amesi
dzi Xefer-ƒome la. 33 Ke Zelof-
xad, Xefer vi, medzi ŋutsuvia
ɖeke o, negbe [b]nyɔnuviwo ko. [b] 27, 1.
Zelofxad vinyɔnuwo ƒe ŋkɔwo
nye: Maxla, Noa, Xogla, Milka kple
Tirza. 34 Esia nye Manase-ƒomea-
wo, eye amesiwo wotia xlẽ le wo
dome la, le ame akpe blaatɔ̃ vɔ
eve alafa adre. 35 Efrayim viwo
nye si le woƒe ƒomewo nu: Su-
telax, amesi dzi Sutelax-ƒome la;
Bexer, amesi dzi Bexer-ƒome la;
Taxan, amesi dzi Taxan-ƒome la. [d] 33, 54; Yos. 14, 2.
36 Sutelax vi nye Eran, amesi
dzi Eran-ƒome la. 37 Amesiwo
wotia xlẽ le Efrayim viwo ƒe ƒome
la me la, le ame akpe blaetɔ̃ vɔ
eve alafa atɔ̃. Esiawo nye Yosef
viwo le woƒe ƒomewo nu. 38 Ben-
yamin viwo nye si le woƒe
ƒomewo nu: Be'a, amesi dzi Bela-
ƒome la; Asbel, amesi dzi Asbel-
ƒome la; Axiram, amesi dzi Axi-
ram ƒome la; 39 Sefufam, amesi
dzi Sefufam-ƒome la; Xufam, amesi [e] Mo. II. 6, 16 v.
dzi Xufam-ƒome la. 40 Bela viwo
nye: Ard kple Naaman: Ard dzi
Ard-ƒome la; eye Naaman dzi
Naaman-ƒome la. 41 Esiawo nye
Benyamin viwo le woƒe ƒomewo
nu, eye amesiwo wotia xlẽ le wo
dome la, le ame akpe blane vɔ
atɔ̃ alafa ade. 42 Dan viwo nye
si le woƒe ƒomewo nu: Suxam,
amesi dzi Suxam-ƒome la. Esia
nye Dan viwo le woƒe ƒomewo [f] Mo. III. 10, 1. 2.
nu. 43 Amesiwo katã wotia xlẽ
le Suxam-ƒome la me la, le ame
akpe blaade vɔ ene alafa ene.
44 Aser viwo nye si le woƒe ƒo-
mewo nu: Yimna, amesi dzi Yimna-
ƒome la; Yiswi, amesi dzi Yiswi-
ƒome la; Beria, amesi dzi Beria-
ƒome la. 45 Beria viwo nye Xeber,
amesi dzi Xeber-ƒome la; Mal-
kiel, amesi dzi Malkiel-ƒome la.
46 Aser vinyɔnu ŋkɔ nye Sarax.
47 Amesiwo wotia xlẽ le Aser
viwo ƒe ƒome la me la, le ame
akpe blaatɔ̃ vɔ etɔ̃ alafa ene.
48 Naftali viwo nye si le woƒe
ƒomewo nu: Yaxzeel, amesi dzi
Yaxzeel-ƒome la; Guni, amesi dzi
Guni-ƒome la; 49 Yezer, amesi
dzi Yezer-ƒome la; Silem, amesi
dzi Silem-ƒome la. 50 Esia nye
Naftali viwo le woƒe ƒomewo nu,
eye amesiwo wotia xlẽ le wo me
la, le ame akpe blane vɔ atɔ̃
alafa ene. 51 Amesiwo wotia xlẽ
le Israel-viwo me la, le ame akpe
alafa ade kple ɖeka alafa adre
blaetɔ̃.

52 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 53 Ame siawoe woamã anyi-
gba la na wòazu woƒe domenyinu
le ŋkɔwo ƒe agbɔsɔsɔ nu. 54 Nana
domenyinu la amesiwo sɔ gbɔ la,
wòalolo, eye amesiwo le ʋee la,
ƒe domenyinu nanɔ ʋee; woana
domenyinu la ɖe amesiwo wotia
xlẽ la nu. 55 Ke [d]woadzidze nu
hafi amã anyigba la, eye woaxɔ
domenyinu la ɖe wo ƒofowo ƒe
toawo ƒe ŋkɔwo nu. 56 Woadzi-
dze nu hafi amã domenyinu la
na amesiwo sɔ gbɔ kple amesiwo
le ʋee.

57 Esiawo nye amesiwo wotia
xlẽ le Lewi-viwo dome, le woƒe
ƒomewo nu: Gerson, amesi dzi
Gerson-ƒome la; Kehat, amesi dzi
Kehat-ƒome la; Merari, amesi dzi
Merari-ƒome la.[e] 58 Lewi-ƒomea-
wo nye si: Libni-ƒome la, Xebron-
ƒome la, Maxeli-ƒome la, Musi-
ƒome kple Kora-ƒome la. Kehat
enye amesi dzi Amram. 59 Am-
ram srɔ̃ ŋkɔ nye Yoxebed, nyɔ-
nuvi, si wodzi na Lewi le Egipte,
eye wòdzi Aron, Mose kple wo
nɔvinyɔnu Miryam na Amram.
60 Eye wodzi Nadab, Abihu, Elea-
zar kple Itamar na Aron. 61 Ke
Nadab[f] kple Abihu ku, elabena
wotsɔ dzo bubu va Yehowa ŋku
me. 62 Eye wotia ŋutsu, siwo xɔ
dzinu ɖeka alo wu nenema la xlẽ,
wole ame akpe blave vɔ etɔ̃.
Ke wometia wo xlẽ ɖe Israel-viwo
dome o, elabena womena dome-

nyinua ɖeke wo le Israel-viwo
dome o. 63 Esiawo nye Israel-vi,
siwo Mose kple nunɔla Eleazar
tia xlẽ le Moab-tagba, le Yordan
nu le Yerixo kasa. 64 Ke Israel-
vi, siwo Mose kple nunɔla Aron
tia xlẽ le Sinai-gbedzi la, dome-
tɔa ɖeke mele ame siawo dome
o.[d] 65 Elabena Yehowa gblɔ na
wo bena: Woaku le gbeadzi, eye
wo dometɔa ɖeke masusɔ o, ne-
gbe Kaleb, Yefune vi, kple Yosua,
Nun vi ko.[e]

**Alesi vinyɔnuviwo nanyi dome.**

27. Eye [h]Zelofxad, amesi nye
Xefer vi, amesi nye Gilead
vi, amesi nye Maxir vi, amesi nye
Manase vi la, ƒe vinyɔnuwo tso
Manase, Yosef vi, ƒe ƒome la me
va; vianyɔnuawo ƒe ŋkɔwo nye:
Maxla, Noa, Xogla, Milka kple
Tirza. 2 Eye wotsi tre ɖe Mose
kple nunɔla Eleazar, amegãwo
kpakple ha blibo la ŋku me le
Mawu ƒe agbadɔ la nu hegblɔ
bena: 3 Mía fofo ku le gbeadzi,
ke menɔ Korax ƒe ha, si [l]dze aglã
ɖe Yehowa ŋu la dome o, ke boŋ
[o]eya ŋutɔ ƒe nuvɔ̃ tae wòku ɖo,
eye viŋutsua ɖeke mele esi o.
4 Nukaŋuti mia fofo ŋkɔ atsrɔ̃ le
eƒe ƒome la me, le esi viŋutsu
mele esi o ta? Eyata na anyigba
mí ɖe mía fofo nɔviwo dome.
5 Eye Mose tsɔ woƒe nya la va
Yehowa ŋku me.[r] 6 Tete Yehowa
gblɔ na Mose bena: 7 Zelofxad-
vinyɔnuawo gblɔe ɖe teƒe; eyata
na domenyinu wo ɖe wo fofo nɔ-
viwo dome, eye nana wo fofo ƒe
domenyinu nayi ɖe wo si me.
8 Eye nagblɔ na Israel-viwo be:
Ne ŋutsua ɖe ku, eye viŋutsu
mele esi o la, ekema eƒe dome-
nyinu nayi ɖe vianyɔnu si me.
9 Ke ne vinyɔnua ɖeke mele esi
o la, ekema mitsɔ eƒe domenyinu
na nɔviaŋutsuwo. 10 Ne nɔviŋu-
tsua ɖeke mele esi o la, ekema
mitsɔ eƒe domenyinu na fofoa nɔ-
viŋutsuwo. 11 Ke ne nɔviŋutsua
ɖeke mele fofoa si o la, ekema
mitsɔ eƒe domenyinu na eƒe ƒo-
metɔ kekeake, amesi te ɖe eŋu
le eƒe ƒome la me, eya nanyi doa-
me. Wòanye se kple ɖoɖo na
Israel-viwo, abe alesi Yehowa de
se na Mose ene.

[a] Mo. V. 32, 48. 49.
[b] 20, 24. 28.
[d] 3, 1–39.
[e] 14, 23–38.
[f] 20. 12. 13.
[g] 16, 22.
[h] 26, 33; 36, 2; Yos. 17. 3–6.
[i] Mat. 9, 36.
[k] Mo. V. 3, 21; 34, 9.
[l] 16, 2.
[n] Fia. II. 2, 9. 15.
[o] 26, 65.
[p] Mo. II. 28. 30.
[r] Mo. III. 24. 12.
[s] Mo. III. 21, 6.
[t] Mo. II. 29, 38 v. 42.

**Yosua zu Mose yomedzela.**

12 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: [a]De Abarim-to dzi, eye
nakpɔ anyigba, si mele Israel-
viwo na ge la ɖa! 13 Eye ne
èkpɔe vɔ la, wò hã nayi tɔgbui-
wòwo gbɔ, abe alesi nɔviwò Aron[b]
yii ene. 14 Elabena miesẽ to ɖe
nye nya ŋu le Zin-gbedzi, le esime
ha la wɔ dzre, eye miena ŋunye
kɔ le·tsi la gbɔ le woƒe ŋku me
o. Esia nye dzrewɔtsi la le Kades
le Zin-gbedzi.[f] 15 Tete Mose ƒo
nu kple Yehowa bena: 16 Yehowa,
si nye [g]gbɔgbɔ, si le ŋutilãwo
katã me, ƒe Mawu la, natia ŋu-
tsua ɖe aɖo ha la nu, 17 amesi
aɖo kpli wo, eye wòagagbɔ kpli
wo, amesi akplɔ wo adoe, eye
wòagakplɔ wo agbɔe, bena Ye-
howa ƒe ha la maganɔ abe alẽ,
siwo nu kplɔla mele o la, ene
o.[i] 18 Yehowa ɖo ŋu na Mose
bena: [k]Yɔ Yosua, Nun vi, ŋutsu,
si me gbɔgbɔ la le la, eye natsɔ
wò asi aɖo edzi, 19 eye nakplɔe
ava nunɔla Eleazar kple ha blibo
la gbɔ, eye nade se nɛ le wo
ŋku me, 20 eye [n]nade bubu, si
le ŋuwò la, ɖe ada ɖe edzi, bena
Israel-viwo ƒe ha blibo la naɖo toe.
21 Ele nɛ be, wòava nunɔla Elea-
zar gbɔ, bena wòatsɔ [p]Urim abia
nu nɛ le Yehowa ŋku me; eye
alesi wògblɔ la, eya nu woa kple
Israel-viwo ƒe ha blibo la katã na-
ho, eye woagatrɔ agbɔ ɖo. 22 Eye
Mose wɔ, abe alesi Yehowa de se
nɛ ene; ekplɔ Yosua ɖo nunɔla
Eleazar kple ha blibo la ŋku me,
23 eye wòtsɔ eƒe asiwo ɖo edzi,
eye wòde se nɛ, abe alesi Yehowa
ƒo nu kple Mose ene.

**Gbesiagbe vɔsawo ŋu se.**

28. Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: 2 De se na
Israel-viwo, eye nagblɔ na wo
bena: Milé ŋku ɖe nye dzovɔsa
ƒe vɔsanu, si nye[s] nye nuɖuɖu,
eye wòʋẽna dem lilili la ŋu, eye
miatsɔe asa vɔ nam le ɣeyiɣi, si
woɖo la dzi. 3 Gblɔ na wo bena:
Dzovɔ, si miasa na Yehowa la,
enye si: Miatsɔ alẽvi eve, siwo
sɔ blibo, eye woxɔ ƒe dekade-
ka la, asa numevɔe gbesiagbe.[t]
4 Nawu alẽvi ɖeka le ŋdi, eye
nawu alẽvi evelia le fiẽ. 5 Eye

natsɔ wɔ memee efa ƒe ewoliawo
ɖeka, si wodzaba kple dzomi hin
eneliawo ɖeka la,[a] awɔ nuɖu-
vɔsae. 6 Esia nye numevɔ, si
wosa gbesiagbe le Sinai-to la gbɔ,
ne wòanye dzovɔsa, si aʋẽ lilili
ɖe Yehowa. 7 Eye woatsɔ nu-
novɔsa hin eneliawo ɖeka akpe
ɖe alẽvia ɖesiaɖe ŋu. Woatsɔ
wein, si nye nunovɔsa la, asa
vɔe le kɔkɔeƒe la le Yehowa ŋku
me. 8 Eye nawɔ alẽ evelia ŋu dɔ
le fiẽ me, eye nuɖuvɔsa kple
nunovɔsa nakpe ɖe eŋu, abe ŋdi
ke ene; ne wòanye dzovɔsa, si
aʋẽ lilili ɖe Yehowa.

Sabat kple ɣleti yeye ŋu vɔsawo.

9 Eye [e]nawɔ alẽvi eve, siwo
naneke mewɔ afia ɖeke na o, eye
woxɔ ƒe ɖekaɖeka la, ŋu dɔ le dzu-
dzɔgbe la dzi, eye natsɔ wɔ me-
mee efa ƒe ewoliawo eve, si
wodzaba kple ami la, awɔ nu-
ɖuvɔsae, eye nunovɔsa nakpe
ɖe eŋu. 10 Esia nye numevɔ,
si woasa le dzudzɔgbe sia dzu-
dzɔgbe dzi hekpe ɖe gbesiagbe
numevɔsa kple eŋu nunovɔsa ŋuti.
11 Gbesigbe ɣleti dze dzi la,
miatsɔ nyitsuvi eve, agbo ɖeka
kple alẽvi adre, siwo sɔ blibo, eye
woxɔ ƒe ɖekaɖeka la, asa nu-
mevɔ na Yehowa.[h] 12 Eye mia-
tsɔ[i] wɔ memee efa ƒe ewoliawo
etɔ̃, si wodzaba kple ami la, awɔ
nuɖuvɔsa akpe ɖe nyitsua ɖe-
siaɖe ŋu; miatsɔ wɔ memee efa
ƒe ewoliawo eve, si wodzaba kple
ami la, awɔ nuɖuvɔsa akpe ɖe
agbo ɖeka la ŋu, 13 eye miatsɔ
wɔ memee efa ƒe ewoliawo ɖeka,
si wodzaba kple ami la, awɔ nu-
ɖuvɔsa akpe ɖe alẽvia ɖesiaɖe
ŋu. Numevɔsa, si aʋẽ lilili, kple
dzovɔsa wònye na Yehowa. 14 Eye
miatsɔ wein hin afã awɔ nuno-
vɔsa akpe ɖe nyitsua ɖesiaɖe ŋu;
hin etɔ̃liawo ɖeka akpe ɖe agbo
ɖeka la ŋu, eye hin eneliawo ɖeka
akpe ɖe alẽvia ɖesiaɖe ŋu. Esia
nye numevɔsa le gbesigbe ɣleti
sia ɣleti dze dzi le ƒe la me.
15 Eye miatsɔ[l] gbɔ̃tsu ɖeka asa
nuvɔ̃vɔe na Yehowa akpe ɖe gbe-
siagbe numevɔsa kple nunovɔsa
la ŋu.

Ŋutitoto-vɔsawo.

16 Xleti gbãtɔ ƒe ŋkeke wuie-
nelia enye [o]ŋutitotoŋkekenyuie

[a] Mo. III. 2, 1.
[b] kp. 25. 26.
[d] kp. 12.
[e] Mat. 12, 5.
[f] kp. 15.
[g] Mo. III. 23, 15 v. 21.
[h] 10. 10.
[i] kp. 20. 28: 15. 2–13.
[k] kp. 15.
[l] kp. 22.
[n] Mo. III. 23. 24. 25.
[o] Mo. III. 23, 5 v. 14.

na Yehowa. 17 Eye ɣleti sia ƒe
ŋkeke wuiatɔ̃lia enye ŋkekenyuie;
woaɖu abolo maʋamaʋã ŋkeke
adre sɔŋ. 18 Ŋkeke gbãtɔ enye
[b]takpegbe kɔkɔe, eye womawɔ
asinudɔa ɖeke o. 19 Miatsɔ nyi-
tsuvi eve, agbo ɖeka kple alẽvi
adre, siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka, eye
wosɔ blibo la, asa dzovɔ, si enye
numevɔsa na Yehowa; 20 eye
miatsɔ[d] wɔ memee efa ƒe ewolia-
wo etɔ̃, si wodzaba kple ami la,
awɔ nuɖuvɔsa akpe ɖe nyitsua
ɖesiaɖe ŋu; efa ƒe ewoliawo eve
akpe ɖe agbo ɖeka la ŋu, 21 eye
efa ƒe ewoliawo ɖeka akpe ɖe
alẽviawo dometɔ ɖesiaɖe ŋu. 22
Eye woatsɔ[f] gbɔ̃tsu ɖeka asa nu-
vɔ̃vɔe, ne woalé avu na mi. 23 Mia-
sa vɔ sia akpe ɖe gbesiagbe nu-
mevɔ, si wosana le ŋdi la ŋu.
24 Alea miasa vɔe gbesiagbe
ŋkeke adre sɔŋ, ne wòanye nu-
ɖuvɔsa kple dzovɔsa, si aʋẽ
lilili ɖe Yehowa, akpe ɖe gbesia-
gbe numevɔsa kple nunovɔsa ŋu-
ti. 25 Eye ŋkeke adreagbe enye
takpegbe kɔkɔe na mi, miawɔ asi-
nudɔa ɖeke o.

Pentekosteŋkeke-vɔsawo.

26 Gbesigbe mieŋe[g] nu gbãtɔwo,
eye mietsɔ nuɖuɖu yeyewo sa vɔ
na Yehowa le miaƒe kwasiɖawo
ƒe ŋkekenyuie dzi la, enye takpe-
gbe kɔkɔe na mi, miawɔ asinudɔa
ɖeke o. 27 Eye miatsɔ nyitsuvi
eve, agbo ɖeka kple alẽvi adre,
siwo xɔ ƒe ɖekaɖeka asa nume-
vɔ, ne wòaʋẽ lilili ɖe Yehowa.
28 Eye miatsɔ wɔ memee efa ƒe
ewoliawo etɔ̃, si wodzaba kple
ami, awɔ nuɖuvɔsa akpe ɖe nyi-
tsua ɖesiaɖe ŋu; efa ƒe ewoliawo
eve akpe ɖe agbo ɖeka la ŋu,
29 eye efa ƒe ewoliawo ɖeka
akpe ɖe alẽviawo dome ɖesiaɖe
ŋu. 30 Emegbe woatsɔ[k] gbɔ̃tsu
ɖeka alé avu na mi. 31 Esiawo
miatsɔ asa vɔe akpe ɖe gbesia-
gbe numevɔsa kple nuɖuvɔsa kple
nunovɔsa ŋuti; lãwo nasɔ blibo.

Kpẽkugbe-vɔsawo.

29. Xleti adrelia ƒe ŋkeke gbã-
tɔ enye takpegbe kɔkɔe na
mi, eye miawɔ asinudɔa ɖeke o;[n]
kpẽkugbe wònye na mi. 2 Eye
woatsɔ nyitsuvi ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi adre, siwo xɔ ƒe ɖeka-

ḍeka, eye wosɔ blibo, asa nume-
vɔe, ne woaʋẽ lilili ḍe Yeho-
wa. 3 Eye miatsɔ wɔ memee efa
ƒe ewoliawo etɔ̃, si wodzaba kple
ami la, awɔ nuḍuvɔsa akpe ḍe
nyitsu ḍeka la ŋu; efa ƒe ewolia-
wo eve akpe ḍe agbo la ŋu, 4 eye
efa ƒe ewoliawo ḍeka akpe ḍe
alẽvi adreawo dome ḍesiaḍe ŋu.
5 Eye woatsɔ gbɔ̃tsu ḍeka asa
nuvɔ̃vɔe ahatsɔ lé avu na mi,
6 hekpe ḍe ɣleti yeye dzi nu-
mevɔsa kple eŋu nuḍuvɔsa kpa-
kple gbesiagbe numevɔsa kple
eŋu nuḍuvɔsa ŋuti; eye woawɔ
wo ŋu nunovɔsawo ḍe ḍoḍo la
nu, ne wòanye dzovɔsa, si aʋẽ
lilili ḍe Yehowa.

Avuléŋkeke-vɔsawo.

7 [a]Ɣleti adrelia sia ƒe ŋkeke
ewolia enye takpegbe kɔkɔe na
mi, miatsi nu aḍɔ, eye miawɔ dɔa
ḍeke o. 8 Eye miatsɔ nyitsuvi
ḍeka, agbo ḍeka kple alẽvi adre,
siwo xɔ ƒe ḍekaḍeka la, asa nu-
mevɔ, ne wòaʋẽ lilili ḍe Ye-
howa; lãwo nasɔ blibo. 9 Eye
miatsɔ wɔ memee efa ƒe ewolia-
wo etɔ̃, si wodzaba kple ami la,
awɔ nuḍuvɔsa akpe ḍe nyitsu
la ŋu; efa ƒe ewoliawo eve akpe
ḍe agbo ḍeka la ŋu, 10 eye efa
ƒe ewoliawo ḍeka akpe ḍe alẽvi
adreawo dome ḍesiaḍe ŋu. 11 Eme-
gbe miatsɔ gbɔ̃tsu ḍeka asa nu-
vɔ̃vɔe vɔ akpe ḍe [b]nuvɔ̃vɔsa, si
wotsɔ lé avui kple gbesiagbe nu-
mevɔsa kpakple eŋu nuḍuvɔsa
kple nunovɔsa ŋuti.

[a] Mo. III. 23, 27 v. 32.
[b] Mo. III. 16, 11 v. 22.

Agbadɔ me nɔnɔ ŋkekenyuie-vɔsawo.

12 [d]Ɣleti adrelia ƒe ŋkeke wuia-
tɔ̃lia enye takpegbe kɔkɔe na mi.
miawɔ asinudɔa ḍeke o, eye mia-
ḍu ŋkekenyuie na Yehowa ŋkeke
adre sɔŋ. 13 Eye miatsɔ nyitsuvi
wuietɔ̃, agbo eve kple alẽvi wuie-
ne, siwo xɔ ƒe ḍekaḍeka la, asa
numevɔ, si enye dzovɔsa la, ne
wòaʋẽ lilili ḍe Yehowa; lãwo
nasɔ blibo. 14 Eye miatsɔ wɔ
memee efa ƒe ewoliawo etɔ̃, si
wodzaba kple ami la, awɔ nuḍu-
vɔsa akpe ḍe nyitsu wuietɔ̃awo
dome ḍesiaḍe ŋu; efa ƒe ewolia-
wo eve akpe ḍe agbo eveawo
dome ḍesiaḍe ŋu, 15 eye efa ƒe
ewoliawo ḍeka akpe ḍe alẽvi wuie-
neawo dome ḍesiaḍe ŋuti. 16
Emegbe miatsɔ gbɔ̃tsu ḍeka asa

[d] Mo. III. 23, 34 v. 48.

nuvɔ̃vɔe akpe ḍe gbesiagbe nu-
mevɔsa kpakple eŋu nuḍuvɔsa
kple nunovɔsa ŋuti. 17 Miawu
nyitsu wuieve, agbo eve kple
alẽvi wuiene, siwo sɔ blibo, eye
woxɔ ƒe ḍekaḍeka la, le ŋkeke
evelia dzi. 18 Eye miawɔ nu-
ḍuvɔsa kple nunovɔsa ḍe nyi-
tsuawo, agboawo kple alẽviawo
ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ḍe ḍoḍo la nu.
19 Emegbe miatsɔ gbɔ̃tsu ḍeka
asa nuvɔ̃vɔe akpe ḍe gbesiagbe
numevɔsa kpakple eŋu nuḍuvɔ-
sa kple nunovɔsa ŋuti. 20 Eye
miawu nyitsu wuiḍekɛ, agbo eve
kple alẽvi wuiene, siwo sɔ blibo
la, le ŋkeke etɔ̃lia dzi, 21 eye
miawɔ nuḍuvɔsa kple nunovɔ-
sa le nyitsuawo, agboawo kple
alẽviawo ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ḍe
ḍoḍo la nu. 22 Emegbe miatsɔ
gbɔ̃tsu ḍeka asa nuvɔ̃vɔe akpe
ḍe gbesiagbe numevɔsa kpakple
eŋu nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ŋuti.
23 Miawu nyitsu ewo, agbo eve
kple alẽvi wuiene, siwo sɔ bli-
bo, eye woxɔ ƒe ḍekaḍeka la,
le ŋkeke enelia dzi, 24 eye
miawɔ nuḍuvɔsa kple nunovɔ-
sa ḍe nyitsuawo, agboawo kple
alẽviawo ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ḍe
ḍoḍo la nu. 25 Emegbe miatsɔ
gbɔ̃tsu ḍeka asa nuvɔ̃vɔe akpe
ḍe gbesiagbe numevɔsa kpakple
eŋu nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ŋu-
ti. 26 Eye miawu nyitsu asieke,
agbo eve kple alẽvi wuiene, siwo
sɔ blibo, eye woxɔ ƒe ḍekaḍeka
la, le ŋkeke atɔ̃lia dzi, 27 eye
miawɔ nuḍuvɔsa kple nunovɔ-
sa ḍe nyitsuawo, agboawo kple
alẽviawo ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ḍe
ḍoḍo la nu. 28 Emegbe miatsɔ
gbɔ̃tsu ḍeka asa nuvɔ̃vɔe akpe
ḍe gbesiagbe numevɔsa kpakple
eŋu nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ŋuti.
29 Miawu nyitsu enyi, agbo eve
kple alẽvi wuiene, siwo sɔ blibo,
eye woxɔ ƒe ḍekaḍeka la, le
ŋkeke adelia dzi, 30 eye mia-
wɔ nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ḍe
nyitsuawo, agboawo kple alẽvia-
wo ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ḍe ḍoḍo
la nu. 31 Emegbe miatsɔ gbɔ̃-
tsu ḍeka asa nuvɔ̃vɔe akpe ḍe
gbesiagbe numevɔsa kpakple eŋu
nuḍuvɔsa kple nunovɔsa ŋuti.
32 Eye miawu nyitsu adre, agbo
eve kple alẽvi wuiene, siwo sɔ

blibo, eye woxɔ ƒe ɖekaɖeka la,
le ŋkeke adrelia dzi, 33 eye mia-
wɔ nuɖuvɔsa kple nunovɔsa ɖe
nyitsuawo, agboawo kple alẽvia-
wo ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ɖe ɖoɖo la
nu. 34 Emegbe miatsɔ gbɔ̃tsu ɖeka
asa nuvɔ̃vɔe akpe ɖe gbesiagbe
numevɔsa kpakple eŋu nuɖuvɔsa
kple nunovɔsa ŋuti. 35 Ŋkeke
enyilia enye takpegbe na mi, eye
miawɔ asinuɖɔa ɖeke o. 36 Eye
miatsɔ nyitsu ɖeka, agbo ɖeka
kple alẽvi adre, siwo sɔ blibo, eye
woxɔ ƒe ɖekaɖeka la, asa nume-
vɔ, si nye dzovɔsa, ne wòaʋẽ
lilili ɖe Yehowa. 37 Eye miawɔ
nuɖuvɔsa kple nunovɔsa ɖe nyi-
tsu la, agbo la kple alẽviawo
ƒe agbɔsɔsɔme ŋu ɖe ɖoɖo la nu.
38 Emegbe miatsɔ gbɔ̃tsu ɖeka
asa nuvɔ̃vɔe akpe ɖe gbesiagbe
numevɔsa kpakple eŋu nuɖuvɔsa
kple nunovɔsa ŋuti. 39 Esiawo
miatsɔ asa vɔ na Yehowa le miaƒe
ŋkekenyuiewo dzi hekpe ɖe nu-
mevɔsa, nuɖuvɔsa, nunovɔsa kple
akpeɖavɔsa, siwo mieɖe adzɔgbe
alo na le mia ɖokui si la ŋuti.

Adzɔgbeɖeɖe ŋu se.

**30.** Eye Mose gblɔ se, siwo
katã Yehowa ɖe nɛ la, na
Israel-viwo.

2 Eye Mose ƒo nu kple Israel-
viwo ƒe toawo ƒe amegãwo bena:
Ale Yehowa ɖe se enye si: 3 Ne
amea ɖe[a] ɖe adzɔgbe na Yehowa,
alo wòka atam hetsri nu na eɖo-
kui la, ekema megaɖa eƒe nya la
dzi o, boŋ wòawɔ nya, siwo katã
do le enu la dzi.

4 Ne nyɔnua ɖe nye ɖetugbi le
fofoa ƒe me, eye wòɖe adzɔgbe
na Yehowa alo tsri nu na eɖokui,
5 eye fofoa se adzɔgbe, si wòɖe,
alo nusi wòtsri na eɖokui, gake
fofoa zi kpi kpɔe la, ekema wòa-
wɔ adzɔgbe, si wòɖe, alo nusi
wòtsri na eɖokui la dzi. 6 Ke ne
fofoa see, eye wògbe nɛ gbema-
gbe ke la, ekema magawɔ eƒe
adzɔgbe, si wòɖe, alo nusi wòtsri
la dzi o; eye Yehowa atsɔe akee,
le esi fofoa gbe nɛ la ta.

7 Ke ne eɖe adzɔgbe, alo nya
ge le enu wòtsri nu na eɖokui
hafi va ɖe srɔ̃, 8 eye srɔ̃a zi kpi
kpɔe le gbesigbe wòsee la, eke-
ma wòawɔ eƒe adzɔgbe, si wòɖe,
alo nusi wòtsri la dzi. 9 Gake
ne srɔ̃a gbe nɛ le gbesigbe wò-
see la, ekema egblẽ eƒe adzɔgbe,
si wòɖe, kple nya, si ge le enu
wòtsri nu na eɖokui le, me nɛ;
eye Yehowa atsɔe akee. 10 Ke
ahosiwo kple nyɔnu, siwo wogbe
la, nawɔ woƒe adzɔgbeɖeɖewo
kple nusiwo wotsri na wo ɖokui
la dzi.

11 Nenye srɔ̃ ƒe me wòɖe adzɔ-
gbe le, alo wòka atam hetsri nu
na eɖokui la, 12 eye srɔ̃a see,
gake wòzi kpi kpɔe, eye megbe
nɛ o la, ekema wòawɔ eƒe adzɔ-
gbe, siwo katã wòɖe, alo nusiwo
wòtsri na eɖokui la dzi. 13 Ke
ne srɔ̃ gblẽ eme nɛ, le gbesigbe
wòsee la, ekema magawɔ nya, si
ge le enu wòɖe adzɔgbe alo tsri
nu la dzi o, elabena srɔ̃ gblẽ
eme nɛ; eye Yehowa atsɔe akee.
14 Ne nyɔnua ɖe ɖe adzɔgbe sia
adzɔgbe alo ka atam sia atam
hetsri nu bena, yeatsi nu aɖɔ la,
srɔ̃a ate ŋu ana be, wòawɔ edzi
alo agblẽ eme nɛ. 15 Ke ne srɔ̃a
zi kpi egbe kple etsɔ la, eke-
ma wòawɔ adzɔgbe, siwo katã
wòɖe, alo nusi wòtsri la dzi, ela-
bena ezi kpi kpɔe le gbesigbe
wòsee. 16 Gake ne esee eteƒe didi,
hafi wògblẽ eme nɛ la, ekema eƒe
vodada le ŋutsu la dzi. 17 Esia
nye ɖoɖo, siwo Yehowa gblɔ na
Mose le ŋutsu kple srɔ̃a kpakple
fofo kple vianyɔnu, si ganye ɖe-
tugbi le fofoa ƒe me la dome.

Wodu Midiantɔwo dzi.

**31.** Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 2 Bia hlɔ̃ [b]Midiantɔwo
na Israel-viwo; [d]emegbe nayi tɔ-
gbuiwòwo gbɔ. 3 Tete Mose gblɔ
na dukɔ la bena: Mina ŋutsuwo
nabla akpa le mia dome, bena
woaho aʋa ɖe Midian ŋu, ne woa-
bia hlɔ̃ Midian na Yehowa. 4 Is-
rael-viwo ƒe to sia to naɖe ame
akpe ɖeka aɖo ɖe aʋa la. 5 Eye
to sia to na ame akpe ɖeka tso
Israel ƒe ame akpe akpeawo dome;
amesiwo bla akpa hena aʋayiyi
la, le ame akpe wuieve. 6 Eye
Mose dɔ ame akpe ɖeka tso to
sia to me do ɖe aʋa la, eye [e]Pi-
nehas, nunɔla Eleazar vi, he nu
kɔkɔeawo kple [f]kpẽ, siwo wòaku
atsiã ɖe nu la, ɖe asi. 7 Woho

[a] Mo. III. 27, 2 V. 25; Mo. V. 23, 22; Ɖɔn. 11,35; Nyagb. 5, 3. 4.
[b] 25, 17.
[d] 27, 13.
[e] 25, 7.
[f] 10, 2.

aʋa ɖe Midian ŋu, abe alesi Yehowa de se na Mose ene, eye [a]wowu ŋutsuwo katã. 8 Eye wowu Midian-fia atɔ̃awo, siwo nye: Evi, Rekem, Zur, Xur kple Reba la, kpe ɖe ame bubuawo ŋu; eye wowu Bileam, Beor vi, hã kple via.[b] 9 Eye Israel-viwo ɖe aboyo Midiantɔwo srɔ̃wo kple wo viwo, eye woha woƒe agbatsɔlãwo katã, lãhawo katã kple woƒe kesinɔnuwo katã; 10 eye wotɔ dzo du, siwo katã me wonɔ, kple woƒe agbadɔwo katã. 11 Woɖe aboyo amewo, eye woha lãwo. 12 Eye wohe amesiwo wolé kple nusiwo woha kpakple nusiwo woɖe aboyo la, va Mose kple nunɔla Eleazar kpakple Israel-viwo ƒe ha blibo la gbɔ, le Moab-tagba le Yordan nu le Yerixo kasa.

13 Eye Mose kple nunɔla Eleazar kpakple Israel-amegãwo katã yi ɖakpe wo le asaɖa la godo. 14 Eye Mose do dɔmedzoe ɖe aʋakplɔla, siwo wotsɔ ɖo ame akpewo kple ame alafawo nu, amesiwo gbɔ tso aʋa la ŋuti. 15 Eye Mose gblɔ na wo bena: Â, miena nyɔnuwo katã tsi agbea? 16 Evɔ wònye woawoe na Israel-viwo subɔ Peor hetrɔ ʋu le Yehowa yome le Bileam ƒe aɖaŋuɖoɖo la nu, eye dɔvɔ̃ ɖo Yehowa ƒe ha la me hafi.[e] 17 Eyata ƒmiwu ŋutsuvi, siwo katã le ɖeviawo dome, eye miwu nyɔnuvi, siwo katã dɔ ŋutsu gbɔ kpɔ; 18 gake mina nyɔnuvi, siwo katã medɔ ŋutsu gbɔ kpɔ o le ɖeviawo dome la, natsi agbe na mi. 19 Ke miawo mitsi asaɖa godo ŋkeke adre sɔŋ, eye amesiwo wu ame kple amesiwo ka asi ame tsiaʋawo ŋu la, naɖe nuvɔ̃ ɖa le wo ɖokui kple amesiwo wolé la ŋu, le ŋkeke etɔ̃lia kple ŋkeke adrelia dzi.[g] 20 Eye miaɖe nuvɔ̃ ɖa le avɔwo katã kple nusiwo katã wotsɔ lãgbalẽ kple gbɔ̃fuwo wɔe, kpakple atinuwo katã ŋuti.

21 Eye nunɔla Eleazar gblɔ na aʋawɔla, siwo de aʋa la bena: Ale Yehowa de se na Mose enye si: 22 Mitsɔ sika kple klosalo, akɔbli kple gayibɔ, ga ɣi kple tsumi 23 kpakple nusianu, si ate ŋu ade dzo me la, haha dzoe, ekema wo ŋu akɔ; gake ele be, woatsɔ ameŋukɔtsi aɖe nuvɔ̃ ɖa le wo ŋu. Ke woatsɔ tsi aklɔ nusiwo katã mate ŋu ade dzo me o lae. 24 Eye ne mienyã miaƒe avɔwo le ŋkeke adreagbe la, ekema mia ŋu akɔ, emegbe miekpɔ mɔ ayi asaɖa la me.

Aboyo me mamã.

25 Eye Yehowa gblɔ na Mose bena: 26 Mia kple nunɔla Eleazar kpakple ha la ƒe toawo ƒe amegãwo mixlẽ ame kple lã, siwo woɖe aboyoe la, 27 mimã wo na amesiwo de aʋa la, kple ameha blibo la.[d] 28 Eye naxɔ ame alo nyi, tedzi alo alẽ ɖekaɖeka tso wo ame alafa atɔ̃ me le aʋawɔla, siwo de aʋa la, tɔ ŋu ahawɔ adzɔe na Yehowa. 29 Naɖee le wo tɔ ŋu awɔ adzɔe na Yehowa ahatsɔ na nunɔla Eleazar. 30 Ke miaxɔ ame alo nyi, tedzi alo alẽ ɖekaɖeka tso wo ame blaatɔ̃ me le Israel-viwo tɔ ŋu ana Lewitɔwo, amesiwo wɔa dɔ le Yehowa ƒe nɔƒe la ŋu. 31 Eye Mose kple nunɔla Eleazar wɔ, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 32 Eye aboyonu, siwo aʋawɔlawo ha la, ƒe kpɔtɔea le alẽ akpe alafa ade blaadre vɔ atɔ̃, 33 nyi akpe blaadre vɔ eve, 34 tedzi akpe blaade vɔ ɖekɛ; 35 eye nyɔnuvi, siwo medɔ ŋutsu gbɔ kpɔ o la, le ame akpe blaetɔ̃ vɔ eve. 36 Amesiwo de aʋa la ƒe gome enye alẽ akpe alafa etɔ̃ blaetɔ̃ vɔ adre kple alafa atɔ̃. 37 Eye adzɔ, si woɖe le alẽawo ŋu na Yehowa la, le alẽ alafa ade blaadre vɔ atɔ̃. 38 Nyiwo le akpe blaetɔ̃ vɔ ade, eye woɖe wo ame blaadre vɔ eve na adzɔ Yehowa. 39 Tedziwo le akpe blaetɔ̃ kple alafa atɔ̃, eye woɖe wo ame blaade vɔ ɖekɛ na adzɔ Yehowa. 40 Eye amewo le akpe wuiade, eye woɖe wo ame blaetɔ̃ vɔ eve na adzɔ Yehowa. 41 Eye Mose tsɔ adzɔ, siwo wona Yehowa la, hena nunɔla Eleazar, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 42 Eye Israel-viwo tɔ, si Mose mã na woa kple amesiwo de aʋa la, enye si: 43 ameha la tɔ enye alẽ akpe alafa etɔ̃ blaetɔ̃ vɔ adre kple alafa atɔ̃, 44 nyi akpe blaetɔ̃ vɔ ade, 45 tedzi akpe blaetɔ̃ kple alafa atɔ̃ 46 kple ame akpe wuiade. 47 Eye Mose ɖe ame ɖekaɖeka kple lã ɖeka-

[a] Mo. V. 20, 13.
[b] Yos. 13, 21. 22; 22, 5.
[d] Yos. 22, 8; Sam. I. 30, 24.
[e] 25, 1; Nyad. 2, 14.
[f] Dan. 21, 11.
[g] 19, 11.

ḍeka tso wo ame blaatɔ̃ me le Israel-viwo tɔ ŋu hena Lewitɔwo, amesiwo wɔa dɔ le Yehowa ƒe nɔƒe la ŋu, abe alesi Yehowa de se na Mose ene. 48 Eye aʋakplɔla, siwo le aʋakɔ la ƒe ame akpewo nu, amesiwo wotsɔ ḍo ame akpewo kple ame alafawo nu la, va Mose gbɔ, 49 eye wogblɔ na Mose bena: Wò dɔlawo xlẽ aʋawɔla, siwo wode asi na mí la, eye wo dometɔa ḍeke meto le eme o. 50 Eyata míetsɔ sikanu, siwo amesiame ha la vɛ, be míana Yehowa, woawo nye: abɔkpowo, alɔnugɛwo, asigɛwo, togɛwo kple kɔdzonuwo, ne míalé avu na mía ḍokui le Yehowa gbɔ. 51 Tete Mose kple nunɔla Eleazar xɔ sikatsyɔ̃ḍonu vovovoawo le wo si. 52 Eye sika, siwo katã amesiwo woḍo ame akpewo kple ame alafawo nu dzɔ na Yehowa la, le sekel akpe wuiade alafa adre kple blaatɔ̃. 53 Ke aʋawɔviawo dome ḍesiaḍe ha nu na eḍokui. 54 Eye Mose kple nunɔla Eleazar xɔ sikawo le amesiwo woḍo ame akpewo kple ame alafawo nu la si, eye wotsɔ wo va Mawu ƒe agbadɔ la me, ne woanye ŋkuḍodzinu na Israel-viwo le Yehowa ŋku me.

#### Womã anyigba, siwo le Yordan ƒe ɣedzeƒe la me.

**32.** [d]Eye lã geḍewo le Ruben-viwo kple Gad-viwo si. Eye wokpɔ Yaezer kple Gilead-nyigba bena, enye afisi nyo na lãnyinyi. 2 Eyata Gad-viwo kple Ruben-viwo va gblɔ na Mose kple nunɔla Eleazar kpakple ha la ƒe amegãwo bena: 3 Atarot, Dibon, Yaezer, Nimra, Xesbon, Eleale, Sebam, Nebo kple Beon, 4 anyigba, siwo Yehowa xɔ le Israel ƒe ŋku me la, enyo na lãnyinyi, eye lãwo le wò dɔlawo si. 5 Eye wogblɔ bena: Ne ève mía nu la, ekema tsɔ anyigba sia na wò dɔlawo, ne wòanye wo tɔ, eye megakplɔ mí yi Yordan godo o. 6 Tete Mose gblɔ na Gad-viwo kple Ruben-viwo bena: A, mia nɔviwo le aʋa yi ge, eye miawo miedi be, miatsi afisia? 7 Nukaŋuti miele didim be, miaḍe dzi le Israel-viwo ƒo, bena womagayi tɔa godo le anyigba, si Yehowa na wo la dzi oa? 8 Alea pɛ mia fofowo wɔ, esi medɔ wo tso Kades-Barnea, bena woaḍakpɔ anyigba la ḍa.[a] 9 Wova Eskol-tɔʋu la nu hekpɔ anyigba la ḍa, eye woḍe dzi le Israel-viwo ƒo, ale bena wobe, yewomegale anyigba, si Yehowa na wo la, dzi yi ge o. 10 Eyata Yehowa do dɔmedzoe gbemagbe heka atam bena: 11 [b]Ŋutsu, siwo ʋu tso Egipte-nyigba dzi, amesiwo xɔ ƒe blave kple vɔ la, makpɔ anyigba, si ŋu meka atam ḍo na Abraham, Isak kple Yakob la o, elabena womedze yonyeme blibo o; 12 negbe Kaleb, Yefune vi, Kenesitɔ la, kple Yosua, Nun vi ko, elabena woawo dze Yehowa yome blibo. 13 Eye Yehowa do dɔmedzoe ḍe Israel ŋu, eye wòna wotsa le gbedzi ƒe blane sɔŋ, vaseḍe esime ƒome, siwo katã wɔ nuvɔ̃ le Yehowa ŋku me la, tsrɔ̃ keŋkeŋ. 14 Azɔ mi nuvɔ̃wɔlawo ƒe dzidzimeviwo, miexɔ ḍe mia fofowo teƒe, be Yehowa nagado dɔmedzoe ḍe Israel ŋu awu. 15 Ne mietrɔ le eyome la, ekema ana woagatsi gbeadzi eteƒe nadidi, eye miahe gbegblẽ ava dukɔ blibo la dzi.

16 Tete wova egbɔ gblɔ bena: Míatɔ kpɔ na míaƒe lãwo ḍe afisia, eye míatso duwo na mía viwo; 17 ke mía ŋutɔwo míabla akpa anɔ Israel-viwo ŋgɔ, vaseḍe esime míakplɔ wo ava wo teƒee; gake mía viwo nanɔ du sesẽwo me le anyigbadzinɔlawo ta. 18 Míatrɔ va míaƒe xɔwo nu o, vaseḍe esime Israel-viwo dome amesiame naxɔ eƒe domenyinu wòanye etɔ hafi. 19 Míaxɔ domenyinu ḍe wo ti le Yordan godo o, elabena míaƒe domenyinu le Yordan ƒe go si dzi, le ɣedzeƒe gome. 20 Tete Mose gblɔ na wo bena: Ne miawɔ alea, eye [e]miabla akpa le Yehowa ŋku me hena aʋayiyi; 21 eye mia dometɔ, siwo katã bla akpa atso Yordan le Yehowa ŋku me, vaseḍe esime wòanyã eƒe futɔwo ḍa le eŋgɔ, 22 eye anyigba la na ta le Yehowa ŋku me, emegbe hafi mietrɔ la, ekema miaḍi fɔ le Yehowa kple Israel ŋku me o, eye anyigba sia azu mia tɔ le Yehowa ŋku me. 23 Ke ne miewɔ alea o la, ekema miewɔ nuvɔ̃ ḍe Yehowa ŋu, eye miakpɔ miaƒe nu-

[a] 13.
[b] 14, 22–38; 26, 65.
[d] kp. Mo. V. 3, 12–22.
[e] Yos. 1, 12–15.

vɔ̃wo tɔ nua. 24 Mitso duwo na mia viwo, eye mitɔ kpɔ na miaƒe lãwo; miwɔ, abe alesi do le mia nu ene. 25 Eye Gad-viwo kple Ruben-viwo ɖo ŋu na Mose bena: Wò dɔlawo awɔ, abe alesi míaƒe aƒetɔ de se ene. 26 Mía viwo kple mía srɔ̃wo, míaƒe lãwo kple míaƒe agbatsɔlãwo katã natsi Gilead-duwo me. 27 Ke wò dɔlawo katã abla akpa le Yehowa ŋku me ayi aʋa le tɔa godo, abe alesi míaƒe aƒetɔ gblɔ ene. 28 Tete Mose de se le wo ta na nunɔla Eleazar kple Yosua, Nun vi, kpakple Israel-viwo ƒe toawo ƒe amegãwo, 29 eye Mose gblɔ na wo bena: [d]Ne Gad-viwo kple Ruben-viwo katã abla akpa le Yehowa ŋku me ayi aʋa kpli mi le Yordan godo, eye anyigba la ana ta mi la, ekema mitsɔ Gilead-nyigba na wo, ne wòanye wo tɔ. 30 Ke ne womebla akpa yi tɔa godo kpli mi o la, ekema woaxɔ anyigba ɖe mia dome le Kanaan-nyigba dzi. 31 Tete Gad-viwo kple Ruben-viwo ɖo ŋu bena: Alesi Yehowa gblɔ na wò dɔlawo la, nenema míawɔ. 32 Míabla akpa le Yehowa ŋku me ayi Kanaan-nyigba dzi, bena míaƒe domenyinu nanɔ Yordan ƒe go si dzi.

33 Eye Mose tsɔ Sixon, Amorifia ƒe fiaɖuƒe kple Og, Basan-fia ƒe fiaɖuƒe, anyigba la kple edzi duwo kpakple eŋu liƒowo na Gad-viwo kple Ruben-viwo kpakple Yosef vi, Manase ƒe to afã.[o] 34 Eye Gad-viwo tso Dibon, Atarot kple Aroer, 35 Aterot-Sofan, Yaezer kple Yogbeha, 36 Bet-Nimra kple Bet-Haran, siwo nye du sesẽwo, afisi wotɔ alẽkpɔwo ɖo. 37 Eye Ruben-viwo tso Xesbon, Eleale kple Kiryatayim, 38 Nebo, Baal-Meon kple Sibma, eye wotrɔ ŋkɔ na wo hetsɔ ŋkɔ yeye na du, siwo wotso la. 39 Eye Manase vi Maxir ƒe viwo yi ɖaxɔ Gilead, eye wonyã Amoritɔ, siwo le eme la ɖa. 40 Eye Mose tsɔ Gilead na Manase vi Maxir, eye wònɔ eme. 41 Eye Manase vi Yair yi ɖaxɔ woƒe kɔƒewo, eye wòna ŋkɔ wo be Yair-kɔƒewo.[v] 42 Eye Nobax yi ɖaxɔ Kenat kple eŋu kɔƒewo, eye wòna ŋkɔe le eƒe ŋkɔ nu be Nobax.

Asaɖabɔƒewo xexlẽ.

**33.** Esiawo nye Israel-viwo ƒe toƒewo, le esime woʋu tso Egipte-nyigba dzi hamehame, eye Mose kple Aron le wo nu la. 2 Eye Mose ŋlɔ woƒe mɔzɔzɔ la le woƒe toƒewo nu, abe alesi Yehowa de se ene. Esia nye woƒe mɔzɔzɔ la le woƒe toƒewo nu: 3 Woho tso [a]Ramses le ɣleti gbãtɔ ƒe ŋkeke wuiatɔ̃lia dzi: ŋkeke, si dze ŋutitotoŋkekenyuie ɣome la dzi [b]asi sesẽ kplɔ Israel-viwo dzoe le Egiptetɔwo katã ŋku me, 4 le esime Egiptetɔwo le woƒe ŋgɔgbevi, siwo katã Yehowa wu le wo dome la ɖim; eye Yehowa [e]de eƒe ŋusẽ fia woƒe mawuwo hã. 5 Eye Israel-viwo ho tso Ramses heva ƒu asaɖa anyi ɖe Sukot.[f] 6 Woho tso Sukot heva ƒu asaɖa anyi ɖe Etam le gbegbe la nu,[g] 7 eye woho tso Etam hetrɔ ɖo ta Pihaxirot le Baal-Zefon ŋgɔ, eye woƒu asaɖa anyi ɖe Migdol ƒe ɣedzeƒe gome.[h] 8 Woho tso [i]Pihaxirot, eye wotso ƒu la heva gbedzi, eye wozɔ Etam-gbedzi ŋkeke etɔ̃ heva ƒu asaɖa anyi [k]ɖe Mara; 9 eye woho tso Mara heva Elim, afisi vudo wuieve kple deti blaadre le, eye woƒu asaɖa anyi ɖe afima.[l] 10 Woho tso Elim heva ƒu asaɖa anyi ɖe Avaƒu la nu. 11 eye woho tso Avaƒu la nu heva ƒu asaɖa anyi ɖe Sin-gbedzi.[n] 12 Woho tso Sin-gbedzi heva ƒu asaɖa anyi ɖe Dofka; 13 eye woho tso Dofka heva ƒu asaɖa anyi ɖe Alus. 14 Woho tso Alus heva ƒu asaɖa anyi ɖe Refidim, afisi tsia ɖeke mele, be dukɔ la nano o;[p] 15 eye woho tso Refidim heva ƒu asaɖa anyi ɖe Sinai-gbedzi.[r] 16 Woho tso Sinai-gbedzi heva ƒu asaɖa anyi ɖe nudzrolawo ɖiƒe;[s] 17 eye woho tso nudzrolawo ɖiƒe heva ƒu asaɖa anyi ɖe Xazerot.[t] 18 Woho tso Xazerot heva ƒu asaɖa anyi ɖe Ritma;[u] 19 eye woho tso Ritma heva ƒu asaɖa anyi ɖe Rimon-Perez. 20 Woho tso Rimon-Perez heva ƒu asaɖa anyi ɖe Libna, 21 eye woho tso Libna heva ƒu asaɖa anyi ɖe Risa. 22 Woho tso Risa heva ƒu asaɖa anyi ɖe Kehelata, 23 eye woho tso Kehelata heva ƒu asaɖa anyi ɖe Sefer-to la gbɔ. 24 Woho

[a] Mo. II. 1, 11.
[b] Mo. II. 14, 8.
[d] Yos. 4, 12.
[e] Mo. II. 12, 12.
[f] Mo. II. 12, 37.
[g] Mo. II. 13, 20.
[h] Mo. II. 14, 2.
[i] Mo. II. 14, 22.
[k] Mo. II. 15, 23.
[l] Mo. II. 15, 27.
[n] Mo. II. 16, 1.
[o] Yos. 13, 8—31.
[p] Mo. II. 17, 1.
[r] Mo. II. 19, 1.
[s] 11, 34.
[t] 11, 35.
[u] 12, 16.
[v] Mo. V. 3, 14.

tso Sefer-to la gbɔ heva ƒu asaɖa
anyi ɖe Xarada, 25 eye woho tso
Xarada heva ƒu asaɖa anyi ɖe
Makehelot. 26 Woho tso Makehe-
lot heva ƒu asaɖa anyi ɖe Taxat,
27 eye woho tso Taxat heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Tarax. 28 Woho
tso Tarax heva ƒu asaɖa anyi ɖe
Mitka, 29 eye woho tso Mitka
heva ƒu asaɖa anyi ɖe Xasmona.
30 Woho tso Xasmona heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Moserot, 31 eye
woho tso Moserot heva ƒu asaɖa
anyi ɖe Bene-Yakan.[b] 32 Woho
tso Bene-Yakan heva ƒu asaɖa
anyi ɖe Xor-Hagidgad, 33 eye
woho tso Xor-Hagidgad heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Yotbata.[d] 34 Woho
tso Yotbata heva ƒu asaɖa anyi
ɖe Abrona, 35 eye woho tso
Abrona heva ƒu asaɖa anyi ɖe
Ezeon-Geber. 36 Woho tso Ezeon-
Geber heva ƒu asaɖa anyi ɖe Ka-
des le Sin-gbedzi,[e] 37 eye woho
tso Kades heva ƒu asaɖa anyi ɖe
Hor-to la gbɔ, le Edom ƒe liƒo dzi.[f]
38 Eye nunɔla Aron de Hor-to la
dzi, abe alesi Yehowa gblɔ ene,
eye wòku le afima, le esime Is-
rael-viwo ʋu tso Egipte-nyigba dzi
ƒe blane megbe le ɣleti atɔ̃lia
ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi. 39 Aron xɔ
ƒe alafa ɖeka blave vɔ etɔ̃ hafi
ku le Hor-to la dzi. 40 Eye Ka-
naanitɔ, Arad-fia, si nɔ Kanaan-
nyigba ƒe dziehe gome la, se bena,
Israel-viwo gbɔna.[h] 41 Woho tso
Hor-to la gbɔ heva ƒu asaɖa anyi
ɖe Zalmona, 42 eye woho tso Zal-
mona heva ƒu asaɖa anyi ɖe Pu-
non. 43 Woho tso Punon heva
ƒu asaɖa anyi ɖe Obot,[l] 44 eye
woho tso Obot heva ƒu asaɖa anyi
ɖe Iyim-Abarim le Moabitɔwo ƒe
liƒo dzi.[n] 45 Woho tso Iyim heva
ƒu asaɖa anyi ɖe Dibon-Gad, 46
eye woho tso Dibon-Gad heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Almon-Diblatayim.
47 Woho tso Almon-Diblatayim
heva ƒu asaɖa anyi ɖe Abarim-to
la gbɔ, le Nebo ƒe ɣedzeƒe gome,[o]
48 eye woho tso Abarim-to la
gbɔ heva ƒu asaɖa anyi ɖe Moab-
tagba le Yordan nu le Yerixo
kasa.[p] 49 Woƒu asaɖa la anyi ɖe
Yordan nu tso Bet-Yesimot va-
seɖe Abel-Sitim le Moab-tagba.[r]

Se le Kanaanitɔwo tsɔtsrɔ̃ ŋuti.

50 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
le Moab-tagba, le Yordan nu, le
Yerixo kasa bena: 51 Ƒo nu kple
Israel-viwo, eye nagblɔ na wo be-
na: Ne mietso Yordan va Kanaan-
nyigba dzi la, 52 ekema mianyã
anyigbadzinɔlawo katã le mia ŋgɔ,
eye miagbã woƒe aklama kpakpɛ-
wo katã kple woƒe legbawo katã
kpakple woƒe vɔsamlekpuiwo katã.
53 Eye miaxɔ anyigba la wòanye
mia tɔ mianɔ edzi; elabena mia-
woe metsɔ anyigba la na, be wòa-
nye mia tɔ. 54 [a]Miadzidze nu ɖe
anyigba la dzi amãe ɖe miaƒe ƒo-
meawo nu; miana domenyinu la
amesiwo sɔ gbɔ la, wòalolo, eye
amesiwo le ʋee la, ƒe domenyinu
nanɔ ʋee. Teƒe, si dzi nudzidze
la dze nɛ la, afima wòaxɔ; mia-
mãe ɖe mia fofowo ƒe toawo nu.
55 Ke ne mienyã anyigbadzinɔ-
lawo le mia ŋgɔ o la, ekema ame-
siwo miegblẽ ɖi la, atrɔ zu ŋu
anɔ miaƒe ŋku ta kple aŋɔka anɔ
mia xa, eye woaxaxa mi ɖo le
anyigba, si dzi miele la dzi.[g] 56
Eye matsɔ nusi medi be, mawɔ
wo la, awɔ mi.

Kanaan-nyigba ƒe liƒowo.

**34.** Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose bena: 2 De se na Is-
rael-viwo, eye nagblɔ na wo bena:
Ne mieva Kanaan-nyigba dzi la,
ekema anyigba, si anye miaƒe
domenyinu la, enye si: Kanaan-
nyigba kple eŋu liƒowo.[i] 3 Miaƒe
dziehekpa natso [k]Zin-gbedzi amlo
ato Edom ŋu. Ale miaƒe dziehelifo
natso Dzeƒu la ƒe mlɔenu le ɣe-
dzeƒe gome, 4 eye liƒo la naɖo ta
Akrabim-to dzi mɔ ƒe dziehe gome
ato Zin ŋu ayi ɖe Kades-Barnea
ƒe dziehe gome, eye wòaɖo ta
Xazar-Adar ava ke ɖe Azmon.
5 Eye liƒo la nanyè kpo tso Az-
mon ɖe Egipte-tɔʋu la ŋu ava
wu nu ɖe ƒu la nu. 6 Miaƒe ɣe-
toɖoƒelifo nanye ƒu gã la; eya
naɖo liƒo na mi le ɣetoɖoƒe gome.
7 Miaɖe anyiehelifo la tso ƒu gã
la nu ato Hor-to la ŋu. 8 Miaɖee
tso Hor-to la gbɔ aɖo ta Xamat,
eye liƒo la nade Zedad. 9 Liƒo
la nato Zifron ava wu nu ɖe Xa-
zar-Enan. Esia nanye anyiehelifo
na mi. 10 Miaɖe ɣedzeƒelifo la
tso Xazar-Enan ayi Sefam. 11 Eye
liƒo la natso Sefam ato Ribla le

a 26, 55.
b Mo. V. 10, 6.
d Mo. V. 10, 7.
e 20, 1.
f 20, 22—29.
g Yos. 23, 13.
h 21, 1.
i Mo. II. 23, 31.
k Yos. 15, 1.
l 21, 10.
n 21, 11.
o 21, 20.
p 22, 1; Mo. V. 32, 49.
r 25, 1.

Ain ƒe ɣedzeƒe gome, eye liƒo la
nazɔ [a]Kineret-ta ƒe ɣedzeƒekpa
ŋu. 12 Eye liƒo la nazɔ Yordan
ŋu ava wu nu ɖe Dzeƒu la nu.
13 Eye Mose de se na Israel-viwo
bena: Esia nye anyigba, si dzi
woadzidze nu ɖo amã na mi la;
anyigba, si ŋu Yehowa de se le
be, woatsɔ na to asieke kple afã
la. 14 Elabena Ruben-viwo ƒe to
kple Gad-viwo ƒe to kpakple Ma-
nase ƒe to afã la xɔ woƒe dome-
nyinu ɖe wo fofowo ƒe aƒewo nu
xoxo.[b] 15 To eve kple afã xɔ woƒe
domenyinu ɖe Yordan ƒe go keme
dzi le Yerixo kasa le ɣedzeƒe gome.

Alesi woamã anyigba la mee.

16 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 17 Ŋutsu, siwo amã anyi-
gba la na mi, ƒe ŋkɔwo nye si:
Nunɔla Eleazar kple Yosua, Nun
vi.[e] 18 Eye miaɖe amegã ɖeka-
ɖeka le to sia to me, bena woamã
anyigba la. 19 Ŋutsuawo ƒe ŋkɔwo
nye si: Kaleb, Yefune vi, tso Yu-
da-to la me;[g] 20 Semuel, Amihud
vi, tso Simeon-viwo ƒe to la me;
21 Elidad, Kislon vi, tso Benya-
min-to la me; 22 amegã Buki,
Yogli vi, tso Dan-viwo ƒe to la
me. 23 Yosef-viwo tɔwo nye si:
Amegã Xaniel, Efod vi, tso Ma-
nase viwo ƒe to la me, 24 kple
amegã Kemuel, Siftan vi, tso Efra-
yim-viwo ƒe to la me. 25 Amegã
Elizafan, Parnax vi, tso Zebulon-
viwo ƒe to la me; 26 amegã Pal-
tiel, Asan vi, tso Isaxar-viwo ƒe
to la me; 27 amegã Axihud, Se-
lomi vi, tso Aser-viwo ƒe to la
me; 28 kple amegã Pehadel, Ami-
hud vi, tso Naftali-viwo ƒe to la
me. 29 Esiawo nye amesiwo Ye-
howa de se na bena, woamã do-
menyinu la na Israel-viwo le Ka-
naan-nyigba dzi.

Lewitɔwo ƒe duwo.

**35.** Eye Yehowa ƒo nu kple
Mose le Moab-tagba le Yor-
dan nu le Yerixo kasa bena: 2 De
se na Israel-viwo bena, [h]woana
duwo Lewitɔwo ɖe woƒe anyigba
dzi, ne woanɔ eme; eye miana lã-
nyiƒe Lewitɔwo aƒo xlã duawo
akpe ɖo. 3 Woawo ŋutɔ nanɔ
duawo me, eye woƒe agbatsɔlãwo
kple lãhawo kpakple lã bubuwo
nanɔ lãnyiƒeawo. 4 Eye lãnyiƒe,

[a] Lu. 5, 1.
[b] 32, 33.
[d] Mo. II. 21, 13; Mo. V. 4, 41; 19; 2. 9; Yos. 20.
[e] Yos. 14, 1; 21, 1; Mo. V. 1, 38.
[f] 26, 54.
[g] 13, 6. 30.
[h] 18, 20; Yos. 21, 2.

siwo miana Lewitɔwo aƒo xlã dua-
wo la, natso duawo ƒe gliwo gbɔ,
eye woadidi ɖe nu abɔklugui akpe
ɖeka. 5 Eye miadzidze du la ƒe
ɣedzeƒe gome wòakeke abɔklu-
gui akpe eve, dziehe gome abɔ-
klugui akpe eve, ɣetoɖoƒe gome
abɔklugui akpe eve kple anyiehe
gome abɔklugui akpe eve, eye du
la nanɔ titina. Esia anye lãnyiƒe na
wo anɔ duawo ŋu. 6 Eye du, siwo
miatsɔ na Lewitɔwo la, dometɔ
ade nanye sitsoƒeduwo, siwo me
hlɔ̃dolawo nasi ayi ɖo, eye mia-
tsɔ du blane vɔ eve akpe ɖe ŋu
na wo.[d] 7 Du, siwo katã miatsɔ
na Lewitɔwo la, le du blane vɔ
enyi kple wo ŋu lãnyiƒewo. 8 Eye
mina Israel-vi, siwo ƒe anyigba
lolo la, nana du geɖe, ke amesiwo
tɔ le sue la, nana ʋee: alesi miava
xɔ anyigba lae la, nenema ŋu
miana duawo Lewitɔwo ɖo.[f]

Sitsoƒewo ŋu nya.

9 Eye Yehowa ƒo nu kple Mose
bena: 10 Ƒo nu kple Israel-viwo,
eye nagblɔ na wo bena: Ne mie-
tso Yordan va Kanaan-nyigba dzi
la, 11 ekema mitia duwo, ne woa-
nye sitsoƒe na mi, afisi amesi me-
bua wu ame o la, nasi ayi. 12 Dua-
wo nanye sitsoƒe na mi le hlɔ̃tɔ
ta, ne womagawu amewula la hafi
ava eƒe ʋɔnu le ameha la ŋku me
o. 13 Sitsoƒedu, siwo miana la,
nanye du ade. 14 Du etɔ̃ nanɔ
Yordan ƒe go si dzi, eye du etɔ̃
nanɔ Kanaan-nyigba dzi; sitsoƒe-
duwɔ woanye. 15 Du ade siawo
nanye sitsoƒe na Israel-viwo kple
amedzrowo kpakple wo gbɔ me-
wo, bena ne amea ɖe mebua wu
ame o la, ne wòasi ayi afima.
16 Ne etsɔ lãnu dzae wòku la,
ekema edo hlɔ̃; eye ele be, woa-
wu hlɔ̃dola la. 17 Ne etsɔ kpe,
si adze ame wòaku, fui wòku la,
ekema edo hlɔ̃; eye ele be, woa-
wu hlɔ̃dola la. 18 Eye ne etsɔ
kpo, si adze ame wòaku, ƒoe wòku
la, ekema edo hlɔ̃; eye ele be,
woawu hlɔ̃dola la. 19 Hlɔ̃tɔ kpɔ
mɔ be, wòawu hlɔ̃dola, eye ne
edo goe la, ekpɔ mɔ awui. 20 Ne
elé fui tutui ƒu anyi, alo bua xlã
nu ɖee wòku, 21 alo wòlé fui he-
ƒoe kple kɔ wòku la, ekema woa-
wu ame la, elabena edo hlɔ̃; ne

hlɔ̃tɔ do go hlɔ̃dola la, ekema
wòawui.
22 Ke ne melé fui o, kasia wò-
lɔe ƒu anyi, alo mebua hafi da nu
wòdzee o, 23 alo mekpɔe o, hafi [a] 26, 55.
da kpe, si adze ame wòaku la,
wòdzee wòku, evɔ wònye melé [b] 27, 6. 7.
fui hafi o, eye medo vɔ̃ ɖe eŋu
hã o la, 24 ekema ameha la na-
drɔ̃ ʋɔnu le amewula kple hlɔ̃tɔ
dome ɖe ɖoɖo siawo nu. 25 Eye
ha la naɖe amewula tso hlɔ̃tɔ si
me, eye ha la nana woakplɔe
agbugbɔ ayi sitsoƒedu, si me wòsi
yi ɖo la me, eye wòatsi afima, [d] Mo. III. 25, 10. v. 13.
vaseɖe esime nunɔlagã, amesi
[e]wosi ami kɔkɔe na, naku hafi. [e] Mo. III. 21, 10.
26 Ke ne hlɔ̃dola la gbɔ sitsoƒedu,
si me wòsi yi ɖo la, ƒe liƒo dzi,
27 eye hlɔ̃tɔ do goe le sitsoƒedu
la ƒe liƒo godo, eye hlɔ̃tɔ wu hlɔ̃-
dola la, ekema meɖe hlɔ̃fea ɖeke
o, 28 elabena ɖe wobe, wòanɔ si-
tsoƒedu la me, vaseɖe esime nu-
nɔlagã naku. Ke le nunɔlagã ƒe
ku megbe la amewula kpɔ mɔ
agbugbɔ ava eya ŋutɔ ƒe anyi-
gba dzi. 29 Esia nanye ɖoɖo na
miaƒe dzidzimeviwo le mia nɔƒe-
wo katã.
30 Ne amea ɖe wu ame, eye
ɖasefowo ɖi ɖase le eŋu la, eya
ko hafi woawui, gake ɖasefo ɖeka
ɖeɖe maɖi ɖase, eye woawui o.[f] [f] Mo. V. 17, 6; 19, 15.
31 Miaxɔ fe ɖe hlɔ̃dola, si wotso
kufia na la ta o, ele be, woawui
kokoko. 32 Eye miekpɔ mɔ ana
woaxe fe ɖe amea ɖe ta, bena
magayi sitsoƒedu la me o, eye
bena wòanɔ anyigba ƒe afia ɖe,
vaseɖe esime nunɔla naku o. 33
Migagblẽ kɔ ɖo na anyigba, si
dzi miele la o, elabena ʋu ɖe wò-
gblẽa kɔ ɖo na anyigba, eye na- [g] 26, 33.
neke meli, ne woatsɔ lé avu anyi-
gba la le ʋu, si le edzi la ta o,
negbe [h]amesi kɔ ʋua ɖi la, ƒe ʋu [h] Mo. I. 9, 6.
ko. 34 Migaɖo ŋunyɔ anyigba,
si dzi miele, afisi mele la o, ela-
bena nye Yehowa [i]mele le Israel- [i] Mo. II. 29, 45.
viwo dome.

**Vinyɔnuvi, siwo nyi fofoa ƒe dome la, magaɖe to bubu me ŋutsuwo o.**

**36.** Eye Gilead, Maxir vi, amesi
nye Manase vi tso Yosef-
ƒome la, ƒe viwo ƒe amegãwo va,
eye woƒo nu le Mose kple Is-
rael-viwo ƒe toawo ƒe amegãwo
ŋku me 2 gblɔ bena: Yehowa ɖe
se na nye aƒetɔ be, [a]wòadzidze
nu amã anyigba la na Israel-viwo;
eye [b]Yehowa gagblɔ na nye aƒetɔ
be, wòatsɔ mía nɔvi Zelofxad ƒe
anyigba na vianyɔnuwo. 3 Azɔ
ne woaɖe Israel-viwo ƒe toawo
me ŋutsua ɖe la, ekema woaka
woƒe anyigba le mía fofowo ƒe
anyigba ŋu atsɔ kpee na to, si
me woɖe srɔ̃ le la, ke míaƒe to
la tɔ azu sue. 4 Eye ne [d]aseye-
tsoƒe ɖo na Israel-viwo la, ekema
woatsɔ woƒe anyigba akpe to, si
me woɖe srɔ̃ le la tɔ, eye woaka
woƒe anyigba le mía fofowo ƒe
to la ƒe anyigba ŋu.
5 Tete Mose gblɔ na Israel-
viwo, abe alesi Yehowa ɖe se ene
bena: Yosef-viwo ƒe ƒome la gblɔe
ɖe eteƒe. 6 Ale Yehowa ɖe se le
Zelofxad vinyɔnuwo ŋu enye si:
Amesi ke ŋu wodze la, kpɔ mɔ
aɖe wo; gake ele be, woaɖe srɔ̃
ɖe wo fofo ƒe to la me, 7 bena
ne Israel-viwo ƒe anyigba maga-
tso to ɖeka si ayi ɖe to bubu si
me o, boŋ Israel-viwo dome ɖe-
siaɖe nalé fofoa ƒe to la ƒe anyi-
gba ɖe asi. 8 Eye nyɔnu, siwo
katã xɔ anyigba ɖe Israel-viwo
ƒe toawo me la, naɖe srɔ̃ ɖe wo
fofowo ƒe to la me, bena Israel-
viwo dome ɖesiaɖe nanyi fofoa
ƒe anyigba dome. 9 Eye anyigba
matso to ɖeka si ayi ɖe to bubu
si me o, boŋ Israel-viwo ƒe toawo
dome ɖesiaɖe nalé eƒe anyigba
ɖe asi. 10 Eye Zelofxad vinyɔ-
nuwo wɔ, abe alesi Yehowa ɖe se
na Mose ene. 11 [g]Eye Zelofxad
vinyɔnu, siwo nye: Maxla, Tirza,
Xogla, Milka kple Noa la, ɖe wo
fofo nɔviŋutsuwo ƒe viwo. 12 Woɖe
srɔ̃ le Yosef vi Manase ƒe ƒomea-
wo me. Ale woƒe anyigba tsi wo
fofo ƒe ƒome la si. 13 Esia nye
se kple ɖoɖo, siwo Yehowa na
Mose gblɔ na Israel-viwo le Moab-
tagba le Yordan nu le Yerixo
kasa.

# MOSE ƑE AGBALẼ ATɔ̃LIA.

Mawu ƒe nu nyui wɔwɔwo kple Israel ƒe akpemadamada.

**1.** Esia nye nu, si Mose ƒo na Israel katã le Yordan ƒe go keme dzi le gbedzi, le Suf-tagba kasa, le Paran kple Tofel, Laban, Xazerot kple Disahab dome, 2 ŋkeke wuiɖekɛ ƒe azɔli tso Xoreb ɖo ta Seir-towo gbɔ vaseɖe Kades-Barnea. 3 Le ƒe blanelia me, le ɣleti wuiɖekɛlia ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi Mose ƒo nu kple Israelviwo, abe alesi Yehowa dee asi nɛ na wo tututu ene; 4 le esi wòɖu Sixon, Amoritɔwo ƒe fia, si nɔ Xesbon, kple Og, Basan-fia, si nɔ Astarot dzi, le Edrei megbe.[e] 5 Eye Mose de asi se la dede me le Yordan ƒe go keme dzi, le Moab-nyigba dzi gblɔ bena: 6 Yehowa, mía Mawu, gblɔ na mí le Xoreb bena: [f]Mienɔ to sia gbɔ wòdidi; 7 mitrɔ miaho, eye miayi Amoritɔwo ƒe towo gbɔ, miayi woƒe aƒelika, siwo le tagba, towo dzi kple gbadzaƒe, dziehe kpakple ƒu ŋu la Kanaanitɔwo ƒe anyigba dzi la gbɔ, eye miaɖo ta Libanon gbɔ ava se Frat tɔsisi gã la nu. 8 Kpɔ ɖa, metsɔ anyigba, si le mia ŋku me la na mi, miyi, ne miaxɔ anyigba, si ŋu Yehowa ka atam ɖo na mia fofowo Abraham, Isak kple Yakob be, yeatsɔe na woa kple wo megbeviwo.

9 Tete megblɔ na mi ɣemaɣi bena: Nye ɖeka nyemate ŋu atsɔ mi o.[k] 10 Yehowa, mia Mawu, na miedzi ɖe dzi, eye azɔ [l]miesɔ gbɔ abe dziƒoɣletiviwo ene. 11 Yehowa, mia fofowo ƒe Mawu, ana miasɔ gbɔ ɖe dzi zi akpe, eye wòayra mi, abe alesi wòdo ŋugbe na mi ene. 12 Aleke nye ɖeka mate ŋu atsɔ miaƒe fuɖenamewo, miaƒe agba kple miaƒe dzrewɔwɔwo? 13 Miɖe ŋutsu, siwo tagbɔ li na, eye wodze adaŋu, eye ŋkɔ le wo ŋu la, le to sia to me, bena matsɔ wo aɖo amegã ɖe mia nu! 14 Tete mieɖo ŋu nam be: Nya, si nègblɔ la nyo, ne woawɔ. 15 Eye metsɔ miaƒe toawo ƒe amegãwo, ŋutsu, siwo tagbɔ li na, eye ŋkɔ le wo ŋu la, ɖo amegãwo ɖe mia nu, ɖe ame akpe kple ame alafa, ɖe ame blaatɔ̃ kple ame ewo nu, eye wonɔ miaƒe toawo nu. 16 Eye mede se na miaƒe ʋɔnudrɔ̃lawo ɣemaɣi bena: Mibia nya ta mia nɔviwo se, eye [a]midrɔ̃ ʋɔnu na amesiame kple nɔvia kpakple amedzro nyuie. 17 [b]Migakpɔ ame ŋku me le ʋɔnudrɔ̃ƒe o, ke boŋ milé to ɖe ame gblɔewo kple ame gãwo ƒe nyawo ŋu, eye migasi amea ɖeke ŋku me o, elabena [d]Yehowa tɔ enye ʋɔnudɔdrɔ̃; ke ne nyaa ɖe sesẽ na mi akpa la, ekema mitsɔe va gbɔnye, ne mase. 18 Ale mede se na mi ɣemaɣi le nusiwo katã miawɔ la ŋu enye si.

19 Tete míeho tso Xoreb heto gbegbe gã dziŋɔ ma, si mia ŋutɔwo miekpɔ la, heɖo ta Amoritɔwo ƒe towo gbɔ, abe alesi Yehowa, mía Mawu, de se na mí ene; eye míeva ɖo [g]Kades-Barnea. 20 Eye megblɔ na mi bena: Mieɖo Amoritɔwo ƒe to, siwo Yehowa, mía Mawu be, yeatsɔ na mí la gbɔ. 21 Kpɔ ɖa, Yehowa, wò Mawu, tsɔ anyigba, si le ŋkuwò me la, na wò, yi naxɔe wòanye tɔwò, abe alesi Yehowa, fofowòwo ƒe Mawu, do ŋugbee na wò ene; megavɔ̃ o, eye ŋɔ megadzi wò o![h] 22 Ke mi katã mieva gbɔnye gblɔ bena: [i]Na míadɔ ŋutsuwo ɖe mía ŋgɔ, bena woatsa le anyigba la dzi, eye woagbɔ ava gblɔe na mí, mɔ, si míato ayi, kple du, siwo me míayi. 23 Eye esi nya la dze ŋunye la, meɖe ŋutsu wuieve le mia dome, to ɖeka ame ɖeka; 24 amesiwo dze mɔ yi toawo dzi heva Eskol-bali la me, eye wotsa le edzi. 25 Wogbe anyigba dzi kutsetsewo ɖe asi va mía gbɔ, eye wogbugbɔ va gblɔ na mí bena: Anyigba, si Yehowa, mía Mawu, le mía na ge la nyo. 26 Ke miawo miegbe be, yewomayi edzi o, eye miesẽ to ɖe Yehowa, mia Mawu, ƒe nya la ŋu.[n] 27 Eye mielĩ liʋĩliʋĩ le miaƒe agbadɔwo me

a Mo. III. 19, 15.
b 16, 19.
d Mo. II. 21, 6.
e Mo. IV. 21, 21 v. 25.
f Mo. IV. 10, 11. 12.
g Mo. IV. 20, 1.
h 9, 23.
i Mo. IV. 13, 2.
k Mo. II. 18, 18; Mo. IV. 11, 14.
l 10, 22; Mo. I. 15, 5.
n Mo. IV. 14.

gblɔ bena: Ɖe Yehowa lé fu mí,
eyata wòkplɔ mi tso Egipte-nyi-
gba dzi, bena wòatsɔ mí ade asi
na Amoritɔwo, ne woatsrɔ̃ mí.
28 Afika gɔ̃ yi ge míala? Mía
nɔviwo ɖe dzi le mia ƒo gblɔ
bena: Dukɔ la sɔ gbɔ, eye wodzɔ
atsu wu mí, duawo lolo, eye woɖo
gli ɖe wo ŋu ɖatɔ dziƒo, eye míe-
kpɔ Enak-viwo hã le afima.[a] 29
Ke nyea megblɔ na mi bena:
Dzidzi megaƒo mi o, eye migavɔ̃
o! 30 Yehowa, mia Mawu, dze mia
ŋgɔ, eye awɔ aʋa na mi, abe alesi
wòwɔ na mi le Egipte miekpɔ
ene,[b] 31 kple alesi wòwɔ le gbe-
dzi, afisi nèkpɔ le bena, Yehowa,
wò Mawu, tsɔ wò kpa le mɔ bli-
bo, si nèzɔ vaseɖe afisia la dzi,
abe alesi ŋutsu kpa viae ene.[c]
32 Ke miebui o, eye miegbe ŋu-
ɖoɖo ɖe Yehowa, mia Mawu ŋu,
33 amesi zɔ mia ŋgɔ le mɔ dzi,
be yeafia afisi miaƒu asaɖa anyi
ɖo la mi, amesi zɔ dzo me le zã
me, be yeafia mɔ, si miato la mi,
eye wòzɔ alilikpo me le ŋkeke
me.[h]
34 Eye esi Yehowa se miaƒe
nyawo la, dɔme vee, eye wòka
atam gblɔ bena: 35 Ƒome vɔ̃ɖi
sia dome ŋutsua ɖeke makpɔ anyi-
gba nyui, si ŋu meka atam ɖo
be, matsɔ na wo fofowo la o;
36 negbe Kaleb, Yefune vi, koe
akpɔe, eye matsɔ anyigba, si dzi
wòɖe la, ana eya ŋutɔ kple via-
wo, elabena edze Yehowa yome
blibo. 37 Eye Yehowa do dɔmedzoe
ɖe nye hã ŋunye le mia ta gblɔ
bena: Wò hã màde afima o.[k] 38
Ke Yosua, Nun vi, amesi le gbɔ-
wò la, ade afima; ɖe dzi ƒo ne, ela-
bena [l]eyae amã anyigba la na
Israel. 39 Eye miaƒe vidzĩe,
siwo ŋu miegblɔ le be, woazu
aboyonu, kple mia viŋutsu, siwo
mele nyui alo vɔ̃ nyam egbe
siawo o la, ade afima, eye matsɔe
na wo wòanye wo tɔ. 40 Ke miawo
mitrɔ, eye miaho aɖo ta gbedzi
ato Avaƒu la gbɔ mɔ! 41 Tete mieɖo
ŋu gblɔ nam bena: Míewɔ nuvɔ̃
ɖe Yehowa ŋu, míayi aɖawɔ aʋa,
abe alesi Yehowa, mía Mawu, de
se na mí ene. Eye mia dome
amesiame kpla aʋawɔnu, eye mie-
sẽ tame ɖi be, yewoayi toawo
dzi. 42 Ke Yehowa gblɔ nam be:

[a] 9, 1. 2.
[b] Mo. II. 14, 14. 25; Yos. 10, 14.
[d] Mo. IV. 21, 4.
[e] 8, 5; Mo. II. 19, 4.
[f] 1, 40.
[g] Mo. IV. 20, 14.
[h] Mo. II. 13, 21.
[i] Mo. I. 36, 8. 43.
[k] Mo. IV. 20, 12.
[l] Mo. IV. 34, 17.
[n] Mo. I. 19, 37.
[o] 1, 28.
[p] Mo. I. 14, 6; 36, 20.

Gblɔ na wo bena: Miekpɔ mɔ
ayi aɖawɔ aʋa o, elabena nyemele
mia dome o, ne miaƒe futɔwo ma-
gasi mi o. 43 Eye meƒo nu kpli
mi, ke mieɖo to o; miesẽ to ɖe
Yehowa ƒe nya la ŋu, eye miesẽ
tame helia to la. 44 Tete Amo-
ritɔ, siwo nɔ toawo dzi la, va kpe
mi, eye woŋyã mi, abe alesi anyi-
wo wɔna ene, eye woka mi hlẽ
tso Seir vaseɖe Xorma. 45 Eye
miegbugbɔ va fa avi le Yehowa
ŋku me, ke Yehowa mese miaƒe
gbe o, eye melé to ɖe mia ŋu o.
46 Ale wòle na mi be, miatsi Ka-
des etefe nadidi.

Zɔzɔ to gbedzi; woɖu Sixon dzi.

2 Tete mietrɔ, eye [d]mieho ɖo ta
gbedzi heto Avaƒu gbɔ mɔ, abe
alesi Yehowa gblɔ [f]nam ene, eye
míetrɔ Seir-to la ta etefe didi.
2 Eye Yehowa gblɔ nam bena:
3 Mietrɔ to sia ta etefe didi, mi-
trɔ ɖo ta anyiehe! 4 Eye de se
na dukɔ la bena: Miele mia [g]nɔvi
Esau-viwo, amesiwo le Seir la, ƒe
anyigba dzi to ge, eye wole mia
vɔ̃ ge, ke mikpɔ mia ɖokui dzi
nyuie, 5 ne miagawɔ aʋa kpli wo
o, elabena nyemele woƒe anyigba
ƒe afɔ ɖeka hã na ge mi o, ela-
bena [i]ɖe metsɔ Seir-to la na
Esau, be wòanye etɔ. 6 Miekpɔ
mɔ atsɔ ga aƒle nuɖuɖu le wo si
aɖu, eye miekpɔ mɔ atsɔ ga adze
tsi le wo si ano. 7 Elabena Yehowa,
wò Mawu, yra wò asinuɖɔwɔwɔwo
katã, enya wò mɔzɔzɔwo katã le
gbe gã sia dzi, eye Yehowa, wò
Mawu, li kpli wò ƒe blane soŋ,
ale be naneke mehiã wò o. 8 Eye
míedzo tso mía nɔvi Esau-viwo,
amesiwo nɔ Seir la gbɔ hetrɔ tso
Elat kple Ezeon-Geber-tagbamɔ
dzi ɖo ta Moab-tagba. 9 Tete Ye-
howa gblɔ nam bena: Megadze
Moabitɔwo dzi o, eye megawɔ
aʋa kpli wo o, elabena nyematsɔ
woƒe anyigbaa ɖeke na wò wòa-
nye tɔwò o, elabena ɖe metsɔ
Ar na [n]Lot-viwo, be wòanye wo
tɔ. 10 Tsã la Emitɔwo nɔ afima,
amesiwo nye dukɔ gã, wosɔ gbɔ.
eye wodzɔ atsu abe [o]Enakitɔwo
ene. 11 Wobu woawo hã ɖe ame
dzɔtsuwo me abe Enakitɔwo ene,
eye Moabitɔwo yɔ wo be Emi-
tɔwo. 12 Tsã la [p]Xoritɔwo nɔ

Seir, ke Esau-viwo nyã wo, eye
wotsrɔ̃ wo le wo ɖokui ŋgɔ he-
nɔ wo teƒe, abe alesi Israel wɔ
anyigba, si Yehowa nae wònye
etɔ la ene. 13 Azɔ midze mɔ,
eye miatso Sered-tɔʋu la! Tete
míetso Sered-tɔʋu la.[a] 14 Xeyiɣi,
siwo katã míezɔ mɔ tso Kades-
Barnea, vaseɖe esime míetso Se-
red-tɔʋua, le ƒe blaetɔ̃ vɔ enyi,
vaseɖe esime aʋawɔlawo katã ku
vɔ le asaɖa la me, abe alesi [b]Ye-
howa ka atam na wo ene. 15 Eye
Yehowa ƒe asi hã le wo ŋu, va-
seɖe esime wotsrɔ̃ vɔ keŋ le
asaɖa la me.

16 Esi aʋawɔlawo katã ku le
dukɔa dome vɔ la, 17 Yehowa ƒo
nu kplim bena: 18 Egbe nèle Ar
to ge le Moab ƒe liƒo dzi,[d] 19 eye
nèle tete ge ɖe Amon-viwo ŋu,
megadze wo dzi o, eye megawɔ
aʋa kpli wo o, elabena nyematsɔ
Amon-viwo ƒe anyigbaa ɖeke na
wò wòanye tɔwò o, elabena ɖe
[e]metsɔe na Lot-viwo, ne wòa-
nye wo tɔ. 20 Wobua eya hã
abe ame dzɔtsuwo ƒe anyigba
ene, elabena ame dzɔtsuwo nɔ
edzi tsã, eye Amonitɔwo yɔ wo
bena Samsumitɔwo; 21 wonye
dukɔ gã, wosɔ gbɔ, eye wodzɔ
atsu abe Enakitɔwo ene, eye Ye-
howa tsrɔ̃ wo le wo ŋgɔ, wonyã
wo, eye wonɔ wo teƒe, 22 abe
alesi Yehowa wɔ na Esau-viwo,
amesiwo nɔ Seir la ene; etsrɔ̃
Xoritɔwo le wo ŋgɔ, eye wonyã
wo henɔ wo teƒe va do egbee.
23 Eye [f]Kaftoritɔwo tso Kaftor
heva tsrɔ̃ [g]Awitɔwo, amesiwo nɔ
kɔƒekɔƒewo me vaseɖe Gaza, eye
wonɔ wo teƒe. 24 Mitso miaho
atso Arnon-tɔʋu la; kpɔ ɖa, me-
tsɔ Amoritɔwo ƒe fia Sixon, amesi
le Xesbon, kple eƒe anyigba ɖe
asi na wò! Dze anyigba xɔxɔ
gɔme, eye nawɔ aʋa kplii! 25 Ma-
dze egɔme egbea ana ŋɔdzi kple
vɔvɔ̃ nalé dukɔ, siwo katã le dzi-
ƒoa te le ŋuwò, ale be, ne wose
ŋkɔwò la, ŋɔ adzi wo, eye woa-
dzo nyanyanya le ŋgɔwò.

26 Tete medɔ amewo tso Ke-
demot-gbedzi ɖo ɖe fia Sixon gbɔ
le Xesbon kple gbe bɔbɔe bena:[i]
27 Na mato wò anyigba dzi ayi,
mɔ dzi ko mazɔ, eye nyemele
dzedze ge ɖe ɖusi alo mia me o.

[a] Mo. IV. 21, 12.
[b] 1, 34.
[d] Mo. IV. 21, 13.
[e] Mo. I. 19. 38.
[f] Mo. I. 10, 14.
[g] Yos. 13, 3.
[h] Mo. IV. 21, 33 v. 35.
[i] Mo. IV. 21, 21 v. 26.

28 Dzra nuɖuɖu nam maƒle kple
ga aɖu, eye na tsim madze kple
ga ano; na matsɔ nye afɔ pɛ ko
azɔ edzi ayi, — 29 abe alesi Esau-vi,
siwo le Seir, kple Moabitɔ, siwo
nɔ Ar la, wɔm ene, — vaseɖe esime
matso Yordan ava anyigba, si
Yehowa, mía Mawu, le mía na ge
la dzi. 30 Ke fia Sixon, amesi
nɔ Xesbon, melɔ̃ be, míato egbɔ
ayi o, elabena Yehowa, wò Mawu,
na eƒe tame do kpe, eye eƒe dzi-
me sẽ, bena wòatsɔe ade asi na
wò, abe alesi wòzu egbe siawo
ene. 31 Tete Yehowa gblɔ nam
bena: Kpɔ ɖa, medze Sixon kple
eƒe anyigba dede asi gɔme le
ŋkuwò me; dze eƒe anyigba xɔxɔ
gɔme, ne wòanye tɔwò! 32 Eye
Sixon kple eƒe dukɔ blibo la ho
aʋa va kpe mí le Yaza. 33 Ke
Yehowa, mía Mawu, tsɔe de asi na
mí, ale be míewu eya ŋutɔ kple
viaŋutsuwo kpakple eƒe dukɔ
blibo la. 34 Míexɔ eƒe duwo katã
le ɣemaɣi me, eye míetsrɔ̃ du sia
du, ŋutsuwo, nyɔnuwo kple vi-
dziewo gbidigbidi, eye míena amea
ɖeke tsi agbe ahayi sisi ge o.
35 Negbe lãwo koe míeha na mía
ɖokui, eye míeɖe aboyo nuwo le
du, siwo míexɔ la me. 36 Du,
siwo tso Aroer le Arnon-tɔʋu la
nu, kple du, si le bali me gbɔ va-
seɖe Gilead la, dometɔa ɖeke me-
sesẽ na mí o; Yehowa, mía Mawu,
tsɔ wo katã de asi na mí. 37 Ne-
gbe Amon-viwo ƒe anyigba, si le
Yabok-tɔʋu ƒe go ɖeka, kple du,
siwo le towo dzi, kpakple nusiwo
katã ŋu Yehowa, mía Mawu, de
se le la ŋu ko mète ɖo o.

### Wodu Og, Basan-fia dzi.

**3.** Eye míetrɔ dze mɔ ɖo ta Ba-
san. Tete [h]Og, Basan-fia, kple
eƒe dukɔ blibo la ho aʋa va kpe
mí le Edrei. 2 Eye Yehowa gblɔ
nam bena: Megavɔ̃e o, elabena
matsɔ eya ŋutɔ kple eƒe dukɔ
blibo la kpakple eƒe anyigba ade
asi na wò, eye nawɔe, abe alesi
nèwɔ Amoritɔwo ƒe fia Sixon, si
nɔ **Xesbon la** ene. 3 Tete Ye-
howa, mía Mawu, tsɔ Og, Basan-
fia hã kple eƒe dukɔ blibo la de
asi na mí, eye míesii, ale be amea
ɖeke metsi agbe ahayi sisi ge o.
4 Míexɔ eƒe duwo katã le ɣema-

ɣi me, eye dua ɖeke mesusɔ, si
míexɔ le esi o; du blaade, siwo
le Argob-nyigba blibo la dzi, si
enye Og, Basan-fia ƒe fiaɖuƒe.
5 Du siawo katã sesẽ, wo ŋu gliwo
kɔ, eye ʋode agbo kple gameti
wo nu, hekpe ɖe koƒe geɖe, siwo
ŋu womeɖo gli ɖo o la ŋuti. 6
Eye míetsrɔ̃ du sia du, ŋutsuwo
kple nyɔnuwo kpakple vidzĩewo,
abe alesi míetsrɔ̃ fia Sixon, si nɔ
Xesbon la ene. 7 Ke míeha lãwo
katã kple aboyonuwo le duawo
me na mía ɖokui.[a] 8 Ale míexɔ
anyigba le Amoritɔwo ƒe fia evea-
wo si ɣemaɣi le Yordan ƒe go
keme dzi, tso Arnon-tɔʋu la nu
vaseɖe Xermon-to la gbɔ, — 9 Si-
donitɔwo yɔ Xermon bena Siryon,
ke Amoritɔwo yɔe bena Senir[d] —
10 du, siwo katã le tagba kple
Gilead blibo la kpakple Basan
blibo la vaseɖe Salxa kple Edrei;
du siawo nɔ Og, Basan-fia, ƒe fia-
ɖuƒe me. 11 Og, Basan-fia, enye
ame dzɔtsu mlɔetɔ, si kpɔtɔ ɖi;
eƒe gabati, si le Amon-viwo ƒe
du Rabat me la, didi ŋutsu ƒe abɔ-
klugui asieke, eye wòkeke abɔ-
klugui ene.

**Womã anyigba, si le Yordan ƒe ɣedzeƒe la me.**

12 Eye míexɔ anyigba sia le
ɣemaɣi me tso Aroer le Arnon-
tɔʋu la nu. Eye metsɔ Gilead-towo
ƒe akpa afã na Ruben-viwo kple
Gad-viwo;[f] 13 eye metsɔ Gilead
ƒe akpa mlɔea kple Basan blibo
la, si enye Og ƒe fiaɖuƒe hekpe
ɖe Argob-nyigba blibo la ŋu, na
Manase ƒe to afã; woyɔa Basan
blibo la bena ame dzɔtsuwo ƒe
anyigba. 14 Manase vi Yair xɔ
Argob-nyigba blibo la vaseɖe Ge-
suritɔwo kple Maaxatitɔwo ƒe liƒo
dzi, eye wòna ŋkɔ Basan ɖe eƒe
ŋkɔ ŋu bena Yair-koƒewo va do
egbee. 15 Metsɔ Gilead na Ma-
xir. 16 Eye metsɔ anyigba na
Ruben-viwo kple Gad-viwo tso
Gilead vaseɖe Arnon-tɔʋu la nu;
woƒe liƒo tso tɔʋu la ƒe go ɖeka
vaseɖe Yabok-tɔʋu, si enye Amon-
viwo ƒe liƒo la nu 17 hekpe ɖe
tagba la kple Yordan ŋu, si enye
liƒo tso Kineret vaseɖe tagbaƒu,
si enye Dzeƒu la nu, le Pisga ƒe
aganu le ɣedzeƒe gome.
18 Ɣemaɣi meɖe se na mi be-
na: Yehowa, mia Mawu, tsɔ anyi-
gba sia na mi, ne wòanye mia tɔ;
mi kalẽtɔwo katã mibla akpa dze
mia nɔvi Israel-viwo ŋgɔ; 19 ne-
gbe mia srɔ̃wò kple miaƒe vidzĩe-
wo kpakple miaƒe lãwo ko natsi
miaƒe du, siwo mena mi la me,
elabena menyae be, lã geɖe le
mia si, 20 vaseɖe esime Yehowa
nana gbɔdzɔe mia nɔviwo abe
miawo ke ene, eye woaxɔ anyi-
gba, si Yehowa, mia Mawu, le wo
na ge le Yordan ƒe go keme dzi,
hafi mia dome amesiame nagbu-
gbɔ ava anyigba, si mena mi la
dzi. 21 Eye [b]meɖe se na Yosua
ɣemaɣi bena: Wò ŋutɔ èkpɔ nu-
siwo katã Yehowa, mia Mawu, wɔ
fia eve siawo, eye alea ke Yeho-
wa awɔ fiaɖuƒe, siwo katã dzi
yim nèle lae. 22 Megavɔ̃ wo o,
elabena Yehowa, mia Mawue le
aʋa wɔm na mi![e]

**Mose magava anyigba la dzi o.**

23 Tete meƒo koko na Yehowa
ɣemaɣi bena: 24 Oo, Aƒetɔ, Yeho-
wa, wò ŋutɔ èɖe asi wò gãnye-
nye kple wò abɔ sesẽ fiafia me wò
dɔla, elabena Mawu kae le dziƒo
alo anyigba dzi ate ŋu awɔ wò
dɔwɔwɔwo kple ŋusẽ-nuwɔwɔwo
tɔgbe? 25 Na mayi dzro, bena
maɖakpɔ anyigba nyui la le Yor-
dan godo kple to nyui siawo
kpakple Libanon! 26 Ke Yehowa
do dɔmedzoe ɖe ŋunye le mia
ta, eye meɖo tom o; ke boŋ Ye-
howa gblɔ nam bena: Esɔ gbɔ,
megaƒo nu kplim le nya sia ŋuti
azɔ o.[g] 27 De Pisga-to tame, eye
nafɔ kɔ dzi atsɔ wò ŋkuwo akpɔ
ɣetoɖoƒe kple anyiehe, dziehe kple
ɣedzeƒe gome ɖa; elabena mèle
Yordan sia tso ge o. 28 De gbe
asi na Yosua, de dzi ƒo nɛ, eye
nado ŋusẽe, elabena eyae adze
dukɔ sia ŋgɔ ayi, eye wòamã anyi-
gba, si kpɔm nèle la, na wo.[h]
29 Eye míetsi bali la me le Bet-
Peor kasa.

**Nuxɔxlɔ̃ bena toɖoɖo se la.**

4. Azɔ Israel, se ɖoɖo kple se,
siwo mele mia fia ge la, ne
miawɔ wo dzi anɔ agbe, bena
miade afima, eye miaxɔ anyigba,
si Yehowa, mia fofowo ƒe Mawu,
le mia na ge la. 2 Migatsɔ nyaa
ɖeke kpe se, siwo de ge mala na
mi la o, eye migaɖe ɖeke le edzi

[a] 20, 14.
[b] Mo. IV. 27, 18. 22.
[d] 4, 48; Ps. 29, 6; Kron. I. 5, 23.
[e] 1, 30.
[f] Mo. IV. 32, 33 v. 42.
[g] Mo. IV. 20, 12.
[h] 31, 2. 7.

o; ke boŋ miwɔ Yehowa, mia
Mawu ƒe se, siwo de ge mala na
mi la dzi.[a] 3 Mia ŋutɔwo mie-
kpɔ nusi Yehowa wɔ Baal-Peor,
kple miaƒe ŋkuwo, elabena Yeho-
wa, wò Mawu, tsrɔ̃ amesiwo katã
dze Baal-Peor yome la ɖa le mia
dome;[d] 4 ke mi, amesiwo ku ɖe
Yehowa, mia Mawu ŋu la, mietsi
agbe va do egbee. 5 Kpɔ ɖa, me-
fia ɖoɖo kple sewo mi, abe alesi
Yehowa, nye Mawu, de wo nam
ene, bena miawɔ wo dzi le anyi-
gba, si dzi va ge miala axɔe la
dzi. 6 Milé ŋku ɖe wo ŋu, eye
miawɔ wo dzi, elabena woawo
nye miaƒe nunya kple gɔmesese
le dukɔwo ŋku me, amesiwo ne
wose ɖoɖo siawo katã la, woagblɔ
bena: Ahã, dukɔ sia enye ame
nyanuwo kple nugɔmeselawo va-
vã! 7 Elabena dukɔ gã kae li, si
ƒe mawuwo tsɔ ɖe egbɔ, abe alesi
Yehowa, mía Mawu, tsɔ ɖe mía
gbɔ ene, ne míenya yɔe ko?[g]
8 Eye dukɔ gã kae li, si ƒe ɖo-
ɖowo kple sewo to mɔ ɖeka abe
se, siwo katã meɖo mia ŋku me
egbea ene? 9 Ke kpɔ ɖokuiwò
dzi nyuie, eye nakpɔ wò agbe
ta, bena [i]màgaŋlɔ nusiwo nèkpɔ
kple wò ŋku la be o, eye woma-
gado le wò dzi me le wò agbe
me ŋkekewo katã me o, ke boŋ
naxlẽ wo afia viwòwo kple viwò-
wo ƒe viwo. 10 Eye megaŋlɔ gbe-
sigbe [l]nètsi tre ɖe Yehowa, wò
Mawu, ŋku me le Xoreb gbɔ la
be o, esime Yehowa gblɔ nam
be: Ƒo dukɔ la nu ƒu nam, bena
woase nye nyawo, ne woanya,
alesi woavɔ̃m, ŋkeke alesi wole
agbe le anyigba dzi, eye [n]woafia
wo wo viwo. 11 Tete miete va,
eye mietsi tre ɖe to la te, eye
dzo de dzi le to la ŋu ɖase dziƒo
ke, alilikpo do, eye viviti tsyɔ.
12 Eye Yehowa ƒo nu kpli mi tso
dzo la me, miese gbeɖiɖi, gake
miekpɔ nɔnɔmea ɖeke o, negbe
gbe ko miese. 13 Eka eƒe nuba-
bla la ta na mi, si enye se ewo,
siwo wòde, be miawɔ la, eye [p]wò-
ŋlɔ wo ɖe kpe eve dzi. 14 Eye
Yehowa de se nam ɣemaɣi bena,
mafia ɖoɖoawo kple seawo mi, ne
miawɔ wo dzi le anyigba, si dzi
yim miele, be miaxɔe wòanye mia
tɔ la dzi. 15 Eyata mikpɔ miaƒe
agbe ta nyuie, elabena miekpɔ
nɔnɔmea ɖeke le gbesigbe Yeho-
wa ƒo nu kpli mi tso dzo me le
Xoreb gbɔ la o; 16 ne miagawɔ
vɔ̃ ayi [b]legba wɔ ge na mia ɖo-
kui o, eɖanye ŋutsu alo nyɔnu ƒe
nɔnɔmea ɖeke o; 17 eɖanye anyi-
gba dzi lãfɔne alo xe dzodzoe, si
le dziƒoa te la, ƒe nɔnɔme o; 18
eɖanye anyigba dzi nu tata alo lã,
si le tɔ me le anyigba dzi la, ƒe
nɔnɔme o; 19 eye megawu wò
mo dzi [e]akpɔ ɣe, ɣleti kple ɣle-
tiviwo kpakple dziƒonuwo, eye
naflu ɖokuiwò ade ta agu na wo
ahayi wo subɔ ge o, elabena ɖe
Yehowa, wò Mawu, tsɔ wo na du-
kɔ, siwo katã le dziƒoa te la.
20 Ke Yehowa ɖe miawo tso aŋɔ-
ɖakpo me le Egipte, bena mianye
[f]eya ŋutɔ ƒe dukɔ, abe alesi wòzu
egbe siawo ene. 21 Eye Yehowa
do dɔmedzoe ɖe ŋunye ka atam
bena, nyematso Yordan ayi anyi-
gba nyui, si Yehowa, wò Mawu,
le na wò ge, wòanye wò dome-
nyinu la dzi o;[h] 22 ke boŋ maku
le anyigba sia dzi, eye nyemagatso
Yordan o; ke miawo mitsoe, eye
miaxɔ anyigba nyui sia wòanye
mia tɔ. 23 Eyata mikpɔ nyuie,
ne miagaŋlɔ nusi Yehowa, mia
Mawu bla kpli mi la be o, eye
migawɔ legba alo nusiwo Yeho-
wa, wò Mawu, tsri na mi la, ƒe
nɔnɔmea ɖeke na mia ɖokui o.[k]
24 Elabena Yehowa, wò Mawu la,
dzo binu kple Mawu ʋãŋu wònye.
25 Ne miedzi viwo kple tɔgbui-
yɔviwo, eye anyigba ma ɖo na
mi, eye miewɔ vɔ̃ hewɔ legba alo
nua ɖe ƒe nɔnɔme, eye miewɔ
nusi medze Yehowa, mia Mawu, ŋu
o hedo dɔmedzoe nɛ la, 26 ekema
[o]meta dziƒo kple anyigba na mi
egbea bena, miaku le anyigba, si
dzi mietso Yordan yi, be miaxɔe
wòanye mia tɔ la dzi avɔ amlo-
amlo; mianɔ agbe le edzi eteƒe
nadidi o; boŋ miatsrɔ̃ avɔ koko-
ko. 27 Yehowa akaka mi ɖe du-
kɔwo dome, eye mianɔ ʋee le
dukɔ, siwo dome Yehowa nyã mi
ɖo la dome. 28 Eye miasubɔ ma-
wuwo le afima, esiwo amegbetɔ-
wo tsɔ ati kple kpe wɔe, wome-
kpɔa nu o, eye womesea nu o,
womeɖua nu o, eye womeʋẽa nu
sena o la.[r] 29 Ne miedi Yehowa,

a 12, 1; Le. 20, 6; Nyad. 22, 12. 19.
b Mo. II. 20, 4.
d Mo. IV. 25, 3 v. 9.
e 17, 3.
f Mo. II. 19, 5. 6.
g 32, 29; Sam. II. 7, 23.
h 3, 26.
i Ps. 103, 2.
k 9, 3; Mo. II. 20. 5; Yes. 10, 17; Heb. 12, 29.
l Mo. II. 19, 17.
n 6, 7; 11, 19.
o 30, 19; 31, 28; 32, 1.
p Mo. II. 31, 18.
r 28, 36; Ps. 115, 4—7.

mia Mawu, le afima la, miakpɔe,
nenye be, miedi eyome mɔ tso dzi
blibo kple luʋɔ blibo me ko.[a]
30 Ne nu siawo katã va dziwò
le ɣeyiɣi, siwo gbɔna me, eye
nèdo xaxa me la, ekema àtrɔ de
Yehowa, wò Mawu ŋu, eye àdo to
eƒe gbe;[b] 31 elabena Yehowa, wò
Mawu la, Mawu nublanuikpɔla wò-
nye, made asi le ŋuwò alo agblẽ
wò o, eye maŋlɔ nubabla, si ŋu
wòka atam do na fofowòwo la
be o. 32 Bia gbadegbe, si va yi,
kple dziƒo ƒe go deka vasede go
keme dzi la se, tso gbesigbe Mawu
wɔ ame de anyigba dzi be, nya
gãa de dzɔ kpɔ abe esia enea,
alo wose esia tɔgbe kpɔa? 33
Ðe dukɔa de se [d]Mawu ƒe gbe tso
dzo me, abe alesi nèsee ene, he-
tsi agbe kpɔa? 34 Alo de mawua
de te kpɔ be, yeava [e]atsɔ ŋusẽ-
nuwɔwɔwo kple dzesiwo, nuku-
nuwo kple aʋawɔwɔ, asi sesẽ
kple abɔ, si wodo de dzi, kpakple
nu klitsuwo ade dukɔ le dukɔwo
dome na edokui, abe alesi Yeho-
wa, mia Mawu, wɔ na mi le Egipte
miekpɔ enea? 35 Ekpɔe, ne na-
nyae be, Yehowa enye Mawu, eye
bubua deke meli kpe de eŋu o.[g]
36 Ena nèse eƒe gbe tso dziƒo,
bena wòafia nu wò, eye wòna nè-
kpɔ eƒe dzo gã la le anyigba dzi,
eye nèse eƒe gbe tso dzo la me.
37 Elabena elɔ̃ fofowòwo, eyata
wòtia wo megbeviwo, eye [h]eya
ŋutɔ kpamkpam tsɔ eƒe ŋusẽ gã
kplɔ wò tso Egipte, 38 eye wò-
nyã dukɔ gã, siwo sesẽ wu wò
la, le ŋgɔwò, bena yeakplɔ wò
ayii, atsɔ woƒe anyigba na wò
wòanye wò domenyinu, abe alesi
wòzu egbe siawo ene. 39 Eyata
nyae egbea, eye wòade dzi gbɔ
na wò bena, Yehowa enye Mawu
le dziƒo afime kple anyigba dzi
afi, eye bubua deke meli kpe de
eŋu o; 40 eye nawɔ dodo kple se,
siwo mede na wò egbea la dzi,
bena wòanyo na wò kple megbe-
wòviwo, eye nanɔ agbe didie le
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le
na wò ge la dzi tegbee.

**Wodo sitsoƒedu etɔ̃ le Yordan godo.**

41 Eye Mose tia [s]du etɔ̃ le
ɣemaɣi le Yordan godo le ɣedzeƒe
gome, 42 bena ne amea de me-
bua wu xɔlɔ̃via o, eye melé fui

a Ps. 27, 8; Yer. 29, 13. 14.
b Mo. III. 26, 40.
d Mo. II. 20, 1. 18.
e 7, 19.
f 3, 8. 9.
g 32, 39.
h Mo. II. 33, 14.
i 28, 69; Mo. II. 19, 5.
k 29, 14.
l kp. 21; Mo. II. 19, 19.
n Mo. II. 19, 16.
o kp. 6—28: kpɔ Mo. II. 20.
p 11, 16—28.
r 27, 15.
s Mo. IV. 35, 6 v. 29; 19, 2-13.

hafi o la, ne wòasi ayi afima,
wòasi ayi du siawo dometɔ deka
me, bena wòatsi agbe: 43 Bezer
le gbegbe le gbadzaƒenyigba dzi,
si nye Ruben-viwo tɔ, kple Ra-
mot le Gilead, si nye Gad-viwo
tɔ, kpakple Golan le Basan, si
nye Manase-viwo tɔ.
44 Esia nye se, si Mose tsɔ do
Israel-viwo ŋku me. 45 Esiawo
nye dasedidi kple dodo kpakple
se, siwo Mose gblɔ na Israel-viwo,
le esime woʋu tso Egipte, 46 le
Yordan ƒe go keme dzi, le tagba
le Bet-Peor kasa, le Amoritɔwo
ƒe fia Sixon, si nɔ Xesbon la, ƒe
anyigba dzi, amesi Mose kple Is-
rael-viwo si, le esime woʋu tso
Egipte. 47 Eye woxɔ eya kple
Og, Basan-fia, siwo nye Amori-
tɔwo ƒe fia eveawo, ƒe anyigba
le Yordan godo, le ɣedzeƒe gome,
wòzu wo tɔ; 48 tso Aroer le Ar-
non-tɔʋu la nu vasede [f]Sion, si
nye Xermon-to la gbɔ, 49 kpa-
kple tagba blibo, si le Yordan ƒe
go keme dzi, le ɣedzeƒe gome
vasede tagbaƒu la gbɔ, le Pisga
ƒe aganu.

**Wogbugbɔ gagblɔ Mawu ƒe se ewoawo.**

5. Eye Mose yɔ Israel blibo la
gblɔ na wo bena: Israel, se
dodo kple se, siwo gblɔ ge mala
de to me na mi egbea, misrɔ̃ wo,
milé wo me de asi, eye miwɔ
wo dzi! 2 Yehowa, mía Mawu, bla
nu kpli mí le Xoreb gbɔ.[i] 3 Me-
nye mía fofowoe Yehowa bla nu
sia kpli o, ke boŋ mí, amesiwo
katã le agbe le afisia egbe lae.[k]
4 Yehowa ƒo nu kpli mi ŋku me
kple ŋku me le to la gbɔ tso dzo
me,[l] 5 eye menɔ mia kple Yeho-
wa dome ɣemaɣi, bena magblɔ
Yehowa ƒe nyawo na mi, elabena
[n]miele dzo la vɔ̃m, eye mielia to
la o. Eye wògblɔ bena: 6 [o]Nyee
nye Yehowa, wò Mawu, si kplɔ
wò tso kluvinyenyeƒe me le Egip-
te-nyigba dzi. 7 Mawu bubua de-
ke meganɔ asiwò kpe de ŋunye
o.[p] 8 Megawɔ [r]legbaa deke na
dokuiwò de nusiwo le dziƒo afime
kple anyigba dzi afi kpakple tsi-
wo me le anyigba dzi la, ƒe nɔ-
nɔme ŋu o. 9 Megade ta agu na
wo o, eye megasubɔ wo o, elabena
nye Yehowa, wò Mawu la, Mawu

ʋãŋu menye, amesi ɖoa fofowo
ƒe vodada teƒe na vi, siwo léa fum
la, vaseɖe dzidzime etɔ̃lia kple
enelia dzi; 10 ke mevea ame akpe
nane, siwo lɔ̃am, eye wowɔa nye
sewo dzi la nu. 11 Megayɔ Ye-
howa, wò Mawu, ƒe ŋkɔ yakatsyɔ
o, elabena Yehowa magbe tohehe
na amesi yɔ eƒe ŋkɔ yakatsyɔ la
o. 12 Ɖo ŋku dzudzɔgbe la dzi,
ne nawɔe kɔkɔe, abe alesi Yeho-
wa, wò Mawu, ɖe se na wò ene.
13 Ŋkeke adee nawɔ dɔ, eye na-
wɔ ŋuwò dɔwo katã; 14 ke ŋkeke
adrelia enye dzudzɔgbe na Ye-
howa, wò Mawu la, megawɔ dɔa
ɖeke le edzi o, eɖanye wò ŋutɔ,
viwòŋutsu alo viwònyɔnu o, eɖa-
nye wò dɔlaŋutsu alo wò dɔla-
nyɔnu o, eɖanye wò nyitsu, wò
tedzi, wò lãwo katã alo amedzro,
si dze wò du me la o, bena wò
dɔlaŋutsu kple wò dɔlanyɔnu na- a 29, 3; Mo. IV. 11, 28.
gbɔ ɖe me abe wò ŋutɔ ke ene.
15 Ɖo ŋku edzi be, [b]ènye kluvi b 15, 15; 16, 12; 24, 18.
le Egipte-nyigba dzi kpɔ, eye Ye-
howa, wò Mawu, tsɔ asi sesẽ kple
abɔ, si wodo ɖe dzi, kplɔ wò tso
afima; eyata Yehowa, wò Mawu,
ɖe se na wò be, nadzra dzudzɔ-
gbe la ɖo. 16 Bu fofowò kple
dawò, abe alesi Yehowa, wò Ma-
wu, ɖe se na wò ene, bena nanɔ
agbe didie, eye wòanyo na wò le
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le d 4, 2; 28, 14; Yos. 1, 7; Lo. 4, 27.
na wò ge la dzi. 17 Megawu ame
o. Megawɔ ahasi o. Megafi fi o.
Megaɖi aʋatsoɖase le hawòvi ŋuti
o. 18 Hawòvi srɔ̃ megabiã ŋu na
wò o, eye hawòvi ƒe aƒe kple eƒe
agble, eƒe dɔlaŋutsu kple eƒe dɔ-
lanyɔnu, eƒe nyitsu kple eƒe te-
dzi kpakple nusianu, si nye ha-
wòvi tɔ la, ƒe ɖeke megabiã ŋu
na wò o.
19 Nya siawo Yehowa gblɔ kple
gbe sesẽ tso to la dzi na miaƒe
ameha blibo la le dzo, alilikpo
kple viviti me, eye megagblɔ ɖeke
kpe ɖe wo ŋu o, eye wòŋlɔ wo
ɖe [e]kpe eve dzi hetsɔ nam. 20 Esi e Mo. II. 31, 18.
miese gbea tso vivitia me, eye
dzo de dzi le to la ŋu miekpɔ la,
tete miaƒe toawo ƒe amegãwo kple
ame tsitsiwo va gbɔnye, 21 eye
wogblɔ bena: Yehowa, mía Mawu,
na míekpɔ eƒe ŋutikɔkɔe kple
gãnyenye, eye [f]míese eƒe gbe tso f 4, 33.
dzo la me; egbe míekpɔ bena,
Mawu ƒo nu kple amegbetɔ tso
wògale agbe. 22 Ke nukaŋuti
míaku azɔ? Elabena dzo gã sia
afiã mí; nenye be, míegale Ye-
howa, mía Mawu, ƒe gbe sem ko
la, míava ku. 23 Elabena ameka
le ŋutilãwo katã dome, si se Mawu
gbagbe la ƒe gbe tso dzo me kpɔ
abe míawo ene gatsi agbe? 24 Te
yi, ne nase nya, siwo katã Ye-
howa, mía Mawu, le gbɔgblɔ ge na
mí la, eye nagblɔ nya, siwo katã
Yehowa, mía Mawu, gblɔ na wò la,
na mí; ekema míasee, eye míawɔ
wo dzi. 25 Eye Yehowa se nya,
siwo miegblɔ nam la, eye Yeho-
wa gblɔ nam bena: Mese nya,
siwo katã dukɔ sia gblɔ na wò
la, wogblɔ wo katã ɖe eteƒe. 26 Oo,
ɖe dzi sia tɔgbe anɔ wo si, ne
woavɔ̃m, eye woalé nye seawo
katã me ɖe asi ɣesiaɣi, bena wòa-
nyo na wo kple wo viwo![a] 27 Yi
nagblɔ na wo bena: Migbugbɔ yi
miaƒe agbadɔwo gbɔ! 28 Ke wò
la tsi gbɔnye afisia, ne magblɔ
seawo katã kple ɖoɖoawo kpakple
kɔnuawo, esiwo nafia wo la, na
wò, bena woawɔ wo dzi le anyi-
gba, si matsɔ na wo wòanye wo
tɔ la dzi. 29 Milé wo me ɖe asi,
eye miwɔ wo dzi, abe alesi Ye-
howa, mia Mawu, ɖe se na mi ene,
eye migadze ɖe ɖusi alo mia me
o;[d] 30 mito mɔ, si Yehowa, mia
Mawu, ɖo na mi la, bena mianɔ
agbe, eye wòanyo na mi, eye mia-
nɔ anyigba, si xɔ ge miala wòa-
nye mia tɔ la dzi, eteƒe nadidi.

Woɖe se gbãtɔ gome; Mawu ƒe lɔlɔ̃.

**6.** Esia nye se kple ɖoɖo kpa-
kple kɔnu, siwo Yehowa, mia
Mawu gblɔ, bena woafia mi, ne
miawɔ wo dzi le anyigba, si dzi
yim miele, bena miaxɔe wòanye
mia tɔ la dzi; 2 ne miavɔ̃ Yehowa,
mia Mawu la, eye mia kple viwò-
wo kple wò tɔgbuiyɔviwo miawɔ
ɖoɖo kple se, siwo megblɔ na mi
la dzi, le miaƒe agbe me ŋkeke-
wo katã me, bena mianɔ agbe di-
die. 3 Eyata Israel see, lé wo me
ɖe asi, eye nawɔ wo dzi, ne wòa-
nyo na wò, eye nadzi ɖe dzi le
anyigba, si dzi notsi kple anyitsi
bɔ ɖo la dzi, abe alesi Yehowa,
fofowòwo ƒe Mawu la, do ŋugbe
na wò ene.

4 Israel, see, Yehowa, mía Mawu
la, Yehowa ɖeka koe![a] 5 Eyata
tsɔ wò dzi blibo kple wò luʋɔ
blibo kpakple wò ŋusẽ katã lɔ̃
Yehowa, wò Mawu la.[b] 6 Eye nya,
siwo megblɔ na wò egbe la, na-
tsi dzi me na wò.[d] 7 [e]Ku wo ɖe
to me na viwòwo, eye nafo nu le
wo ŋu, ne èbɔbɔ nɔ afewò me, alo
nèle mɔ dzi, ne èmlɔ anyi, alo
nèfɔ. 8 Bla wo ɖe wò asi ŋu abe
dzesi ene, eye bla wo ɖe ŋgonu
le ŋudome;[f] 9 ŋlɔ wo ɖe wò xɔ
ƒe ʋɔtrutiwo kple wò agbowo nu.
10 Ne Yehowa, wò Mawu, kplɔ
wò va anyigba, si ŋu wòka atam
ɖo na fofowòwo Abraham, Isak
kple Yakob bena, yeatsɔe na wò
dzi, afisi du gã nyui, siwo me-
nye wòe tso wo o la le, 11 eye
xɔwo yɔ fũ kple nu nyui, siwo
menye wòe de wo me o, afisi
vudo, siwo menye wòe ɖe wo o,
kple weingble kpakple amitibɔ,
siwo menye wòe tso wo o la le,
eye nèɖu nu ɖi ƒo la,[h] 12 ekema
kpɔ nyuie, bena mãgaŋlɔ Yehowa,
si kplɔ wò tso kluvinyenyeƒe me,
le Egipte-nyigba dzi la be o.
13 Vɔ̃ Yehowa, wò Mawu la, eye
nasubɔe, eye natsɔ eƒe ŋkɔ aka
atame.[k] 14 Migadze dukɔ, siwo
ƒo xlã mi la, ƒe mawuwo yome o.
15 Elabena Yehowa, wò Mawu la,
[n]ŋuʋã Mawu wònye le dowòme,
bena Yehowa magado dɔmedzoe
ɖe ŋuwò, eye wòatsrɔ̃ wò ɖa le
anyigba dzi o. 16 [o]Migate Yeho-
wa, mia Mawu la kpɔ, abe alesi[p]
mietee kpɔ le Masa la ene o; 17
ke boŋ miwɔ Yehowa, mia Mawu,
ƒe sewo, eƒe ɖaseɖiɖiwo kple ɖo-
ɖowo, siwo wògblɔ na mi la dzi.
18 Wɔ nusi dzɔ, eye wònyo le
Yehowa ŋku me, bena eme na-
nyo na wò, eye nayi aɖaxɔ anyi-
gba nyui, si ŋu Yehowa ka atam
ɖo na fofowòwo la, 19 eye Yeho-
wa anyã wò futɔwo katã le ŋgɔ-
wò, abe alesi wòdo ŋugbe ene.[t]
20 Ne viwò ava bia wò gbaɖe-
gbe bena: Nukata Yehowa, mía
Mawu, gblɔ ɖaseɖiɖi, ɖoɖo kple
se siawo na mi hã la,[v] 21 ekema
[y]gblɔ na viwò bena: Míenye klu-
viwo na Farao le Egipte kpɔ, eye
Yehowa tsɔ asi sesẽ kplɔ mí tso
Egipte, 22 eye Yehowa wɔ dzesi
kple nukunu gã dziŋɔwo le Egipte,

[a] Mar. 12, 29; Kor. I. 8, 4. 6.
[b] 10, 12; Mat. 22, 37.
[d] 11, 18—20.
[e] Mo. I. 18, 19.
[f] Mo. II. 13, 9.
[g] 31, 8.
[h] 8, 10.
[i] Mo. IV. 21, 2.
[k] 10, 20; Mat. 4, 10.
[l] Mo. II. 23, 32; 34, 15. 16.
[n] Mo. II. 20, 5.
[o] Mat. 4, 7.
[p] Mo. II. 17, 2. 7.
[r] 12, 2. 3.
[s] Mo. II. 19, 5. 6.
[t] Mo. II. 23, 27.
[u] Ef. 2, 8.
[v] Mo. II. 13, 14.
[y] Ps. 44, 2.

ɖe Farao kple eƒe aƒe blibo la
ŋu míekpɔ; 23 ke ekplɔ míawo
va tso afima, bena wòakplɔ mí
ayii, ne wòatsɔ anyigba, si ŋu wò-
ka atam ɖo na mía fofowo la na
mí. 24 Eye Yehowa de se na mí
bena, míawɔ ɖoɖo siawo katã dzi,
míavɔ̃ Yehowa, mía Mawu la, bena
wòanyo na mí ɣesiaɣi, ne míanɔ
agbe, abe alesi wòzu egbe siawo
ene. 25 Ne mielé se siawo katã
me ɖe asi, eye miewɔ wo dzi, abe
alesi wòde se na mi ene la, woa-
bui dzɔdzɔenyenye na mi.

Womagadze xɔlɔ̃ kple trɔ̃subɔlawo o, eye wo-
magakpɔ nublanui na wo hã o.

7 Ne Yehowa, wò Mawu, akplɔ
wò ava anyigba, si dzi yim
nèle, be [g]naxɔe wòanye tɔwò la
dzi, eye wòanyã dukɔ geɖewo ɖa
le ŋgɔwò: Xititɔwo, Girgasitɔwo,
Amoritɔwo, Kanaanitɔwo, Perizi-
tɔwo, Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo,
dukɔ adre, siwo sɔ gbɔ, eye wo-
sesẽ wu wò, 2 eye Yehowa, wò
Mawu, tsɔ wo de asi na wò nèɖu
wo dzi la, ekema[i] natsrɔ̃ wo gbi-
digbidi, megabla nu kpli wo o,
eye megave wo nu o. 3 Megado
ƒome kpli wo, ne natsɔ viwònyɔnu
na wo viŋutsu alo aɖe wo vinyɔnu
na viwòŋutsu o;[l] 4 elabena woa-
na viwòŋutsu natrɔ le yonyeme,
eye wòasubɔ mawu bubuwo, ale
bena Yehowa nado dɔmedzoe ɖe
mia ŋu, eye wòatsrɔ̃ mi amloamlo.
5 Ke boŋ ale miawɔ wo enye si:
Mimũ woƒe vɔsamlekpuiwo, eye
migbã woƒe legbawo, milã woƒe
Asera-tiwo ƒu anyi, eye mitɔ dzo
woƒe aklama kpakpɛwo.[r] 6 Ela-
bena dukɔ kɔkɔe nènye na Ye-
howa, wò Mawu la; Yehowa, wò
Mawu, tia wò tso dukɔwo katã
dome le anyigba dzi, bena nanye
eya ŋutɔ ƒe dukɔ.[s] 7 Menye esi
miesɔ gbɔ wu dukɔwo katã ta
Yehowa ku ɖe mia ŋu, eye wòtia
mi do o, elabena miele ʋee le du-
kɔwo katã dome;[u] 8 ke boŋ esi
Yehowa lɔ̃ mi, eye wòwɔ eƒe atam,
si wòka na mia fofowo dzi ta Ye-
howa tsɔ asi sesẽ kplɔ mi tso
kluvinyenyeƒe me, eye wòɖe mi
tso Farao, Egipte-fia si me. 9 Eyata
nyae bena, Yehowa, wò Mawu la,
Mawu vavã kple Mawu anukwa-
retɔ wònye, amesi wɔa eƒe nu-
babla kple nublanuikpɔkpɔ dzi

na amesiwo lɔ̃nɛ, eye wowɔa eƒe
se dzi la, vasede dzidzime akpe
dzi;[a] 10 edoa teƒe na eƒe futɔ-
wo ŋutɔwo, eye wòtsrɔ̃a wo, eye
mehena de megbe le eƒe futɔ-
wo tsɔtsrɔ̃ me o. 11 Eyata lé se
kple dodo kpakple kɔnu, siwo
megblɔ na wò egbe la me de
asi, eye nawɔ wo dzi.[b]
12 Ne miese se siawo, mielé
wo me de asi, eye miewɔ wo dzi
la, ekema Yehowa, mia Mawu, awɔ
nubabla kple nublanuikpɔkpɔ, si
ŋu wòka atam do na mia fofowo
la dzi,[c] 13 eye wòalɔ̃ wò, ayra
wò, eye wòana nadzi de dzi, ayra
wò dɔmevi kple wò anyigba dzi
nukuwo, wò bli, wò wein kple
wò ami, wò nyinɔ kple wò alẽnɔ,
le anyigba, si ŋu wòka atam do
na fofowòwo be, yeatsɔe na wò
la dzi. 14 Woayra wò aƒo dukɔ-
wo katã ta: mia dometɔa deke
magbe vidzidzi o, eye miaƒe lãwo
matsi ko o. 15 Eye Yehowa axe
mɔ na dɔlélewo tsyo ƒomevi le
ŋuwò, eye makplɔ Egiptedɔvɔ̃,
siwo katã nènya la, aƒu wò o,
ke boŋ akplɔ wo aƒu wò ketɔwo.
16 Atsrɔ̃ dukɔ, siwo katã Yeho-
wa, wò Mawu, tsɔ de asi na wò
la; megakpɔ wo ta o, eye mega-
subɔ woƒe mawuwo o, elabena
woava nye mɔ̃ ade wò.[g]
17 Ne àbu le wò dzi me be:
dukɔ siawo sɔ gbɔ wum, aleke
mate ŋu anyã wo hã la,[k] 18 me-
gavɔ̃ wo o, boŋ do ŋku nusi Ye-
howa, wò Mawu, wɔ Farao kple
Egipte blibo la dzi, 19 eye do
ŋku ŋusẽnuwɔwɔ, siwo nèkpɔ
kple ŋku, dzesiwo kple nukunu-
wo, asi sesẽ kple alɔ, si wodo de
dzi, siwo Yehowa, wò Mawu, tsɔ
kplɔ wò la dzi. Alea ke Yehowa,
wò Mawu, awɔ dukɔ, siwo katã
vɔ̃m nèle lae.[o] 20 Yehowa, wò
Mawu, ado teamekplɔdoewo hã de
wo dome, vasede esime amemlɔea-
wo kple amesiwo si ɣla la, naku
avɔ le ŋkuwò me.[p] 21 Womega-
dzi ŋɔ na wò o, elabena Yehowa,
wò Mawu, si nye Mawu gã, si ŋu
vɔvɔ̃ le la, le dowòme. 22 Ye-
howa, wò Mawu, anyã dukɔ siawo
da le ŋgɔwò ʋeʋeʋe; matsrɔ̃ wo
zi deka o, ne lã wɔadãwo maga-
dzi de dzi de ŋuwò o. 23 Yeho-
wa, wò Mawu, atsɔ wo ade asi na
wò, eye zi gãa de aƒo de wo
dome, vasede esime woatsrɔ̃ avɔ;
24 atsɔ woƒe fiawo ade asi na wò,
eye natsrɔ̃ woƒe ŋkɔ da le dziƒoa
te. Wo dometɔa deke manɔ te de
nuwò o, vasede esime natsrɔ̃ wo
avɔ. 25 Mitɔ dzo woƒe aklama
kpakpɛwo, eye wo ŋu sika kple
klosalo megabiã ŋu na mi, ne mia-
tsɔ wo na mia dokui ahado mɔ̃
me o, elabena ŋunyɔnu wonye na
Yehowa, mia Mawu la. 26 [d]Me-
gatsɔ ŋunyɔnua deke va aƒewò
me o, ne busu nava dziwò abe
woawo ke ene o; ke boŋ woanyɔ
ŋu na wò aganyɔ ŋu na wò de
dzi, elabena busunu wonye.

Woada akpe na Aƒetɔ.

8. Milé se, siwo katã mede na
mi egbea la me de asi, eye
miwɔ wo dzi, bena mianɔ agbe,
miadzi de dzi, eye miayi adaxɔ
anyigba, si ŋu Yehowa ka atam
do na mia fofowo la wòanye mia
tɔ. 2 Ɖo ŋku mɔ blibo la dzi, esi
dzi Yehowa, wò Mawu, kplɔ wò
toe le gbedzi ƒe blane sɔŋ, bena
yeabɔbɔ wò de anyi, ne [f]yeado
wò akpɔ, bena yeanya nusi le wò
dzi me, be awɔ eƒe seawo dzi loo,
alo màwɔ wo dzi o. 3 Eye wò-
bɔbɔ wò de anyi hena dɔ wu wò,
eye [h]wònyro wò kple mana, si
wò ŋutɔ kple fofowòwo mienya
o, bena wòana nadze sii be,[i] ame-
gbetɔ mele abolo ƒe agbe ko o,
ke boŋ amegbetɔ le agbe le nya,
siwo katã do tso Yehowa nu la
ta. 4 Avɔ mevuvu le ŋuwò o, eye
wò afɔ mete le ƒe blaneawo me
o.[l] 5 Eyata nyae le wò dzi me
bena, de Yehowa le nu fiam wò,[n]
abe alesi ŋutsu fia nunya via ene.
6 Wɔ Yehowa, wò Mawu, ƒe sea-
wo dzi, ne nato eƒe mɔ, eye na-
vɔ̃e. 7 Elabena Yehowa, wò Mawu,
le kplɔ wò ge ava anyigba nyui,
si dzi tɔʋuwo, vudowo kple tawo,
siwo dzɔ tso towo dzi kple bali-
wo me le la dzi, 8 anyigba, si
dzi lu kple mɔli, weinkawo, gbo-
tiwo kple yevubodatiwo le, anyi-
gba, si dzi amitiwo kple anyitsi
le, 9 anyigba, si dzi nakpɔ nu
gede adu le, eye naneke mahiã
wò o, anyigba, si ƒe kpewo nye
ga yibɔ, eye naku ga tso towo
me. 10 Ne èdu nu di ƒo la, eke-

a Mo. II. 20, 6.
b 5, 29; 6, 17.
d Yos. 7, 11.
e Mo. II. 23, 22 v. 31.
f 13, 4; Dan. 2, 22.
g Yos. 23, 13.
h Mo. II. 16, 13 v. 15.
i Mat. 4, 4.
k Mo. IV. 13, 31; 14, 1–4.
l 29, 4.
n 1, 31.
o 4, 34.
p Mo. II. 23, 28 v. 30.

ma kafu Yehowa, wò Mawu, le
anyigba nyui, si wòna wò la ta.
11 Ke kpɔ nyuie, bena màgaŋlɔ
Yehowa, wò Mawu be, eye nagbe
eƒe sewo, kɔnuwo kple ɖoɖowo,
siwo megblɔ na wò egbe la dzi-
wɔwɔ o; 12 eye naɖu nu aɖi ƒo,
atu xɔ nyuiwo anɔ me, 13 wò
nyiwo kple alẽwo nadzi ɖe dzi,
klosalo kple sika nasɔ gbɔ ɖe
asiwò, eye wò nuwo katã nadzi
ɖe dzi avɔ tso, 14 hafi nado ɖo-
kuiwò ɖe dzi, eye naŋlɔ Yehowa,
wò Mawu, si kplɔ wò tso kluvi-
nyenyeƒe me le Egipte-nyigba
dzi la be o; 15 eye naŋlɔ amesi
kplɔ wò to gbe gã dziŋɔ ma dzi,
afisi[d] da vɔ̃wo kple dziɖegbewo
le, afisi tsi vena le, eye wòna[e]
tsi do tso agakpe sesẽ la me,
16 amesi tsɔ mana, si mia kple
fofowòwo mienya o la, nyrɔ wò
le gbeadzi, ne wòabɔbɔ wò ɖe
anyi, eye wòado wò akpɔ, be wòa-
va wɔ nu nyui na wò emegbe
la be o. 17 Eye megabu le ɖo-
kuiwò me be: Nye ŋutɔ nye ŋusẽ
kple nye asi sesẽe metsɔ kpɔ
kesinɔnu siawoe o; 18 ke boŋ ɖo
ŋku Yehowa, wò Mawu la dzi, ela-
bena eyae na ŋusẽ wò, be nakpɔ
kesinɔnuwo, ne[g] wòawɔ nusi
wòbla kple fofowòwo la dzi, abe
alesi wòzu egbe siawo ene. 19 Ke
ne èŋlɔ Yehowa, wò Mawu la be,
eye nèdze mawu bubuwo yome
hesubɔ wo, eye nède ta agu na
wo la, ekema meka ɖe dzi na
mi egbea be, miatsrɔ̃ avɔ kokoko;
20 miatsrɔ̃ abe dukɔ, siwo Yeho-
wa be, yeatsrɔ̃ ɖa le mia ŋgɔ la
ene, le esi mieɖo to Yehowa, mia
Mawu, ƒe gbe o la ta!

Woabɔbɔ wo ɖokui na Aƒetɔ.

9. Israel, see, èle Yordan tso ge
egbea, ne nayi aɖanyã dukɔ,
siwo sɔ gbɔ, eye wosesẽ wu wò,
eye naxɔ woƒe du,[i] siwo lolo, eye
wo ŋu gliwo kɔ ɖatɔ dziƒo la, 2
dukɔ, siwo nye Enak-viwo, wosɔ
gbɔ, eye [k]wodzɔ atsu, 'amesiwo
wò ŋutɔ nènya kple amesiwo ŋu
nèse nya le bena: Ameka ate ŋu
anɔ te ɖe Enak-viwo nu? 3 Eyata
nyae egbea bena, Yehowa, wò
Mawu, si nye[l] dzo binu la, dze
ŋgɔwò yi tɔa godo, eya ŋutɔ
atsrɔ̃ wo, eye wòaɖu wo dzi le
ŋgɔwò, be nanyã wo, eye natsrɔ̃
wo amloamlo, abe alesi Yehowa
do ŋugbe na wò ene. 4 Ne Ye-
howa, wò Mawu, nyã wo ɖa le
ŋgɔwò la, megagblɔ[a] le wò dzi
me bena: Esi menye ame dzɔdzɔe
ta Yehowa kplɔm yii, bena maxɔ
anyigba sia o; evɔ wònye dukɔ
siawo[b] ƒe vɔ̃ɖinyenye ta Yehowa
nyã wo ɖa le ŋgɔwò ɖo hafi.
5 Menye esi nènye ame dzɔdzɔe,
eye wò dzime kɔ ta nèyina woƒe
anyigba xɔ ge wòanye tɔwò ɖo
o, ke boŋ dukɔ sia ƒe vɔ̃divɔ̃ɖi
ta Yehowa, wò Mawu, nyã wo ɖa
le ŋgɔwò, bena wòawɔ atam, si
wòka na fofowòwo Abraham, Isak
kple Yakob la dzi. 6 Eyata nyae
bena, menye esi nènye ame dzɔ-
dzɔe ta Yehowa, wò Mawu be,
yeatsɔ anyigba nyui sia na wò
wòanye tɔwò ɖo o, elabena[f] dukɔ
kɔlialiatɔ nènye.
7 Ɖo ŋku edzi, eye megaŋlɔ
alesi nèdo dɔmedzoe na Yehowa,
wò Mawu, le gbedzi la be o!
Miesẽ to ɖe Yehowa ŋu, tso gbe-
sigbe ke mieɖu tso Egipte, vaseɖe
esime mieva teƒe sia. 8 Miedo
dziku na Yehowa le Xoreb gbɔ,
eye Yehowa do dɔmedzoe ɖe mia
ŋu be, yeatsrɔ̃ mi.[h] 9 Esi meyi
to la dzi, be maxɔ kpeawo, esiwo
dzi nusi Yehowa bla kpli mi le
la, metsi to la dzi ŋkeke blane
kple zã blane abolo maɖumaɖu
kple tsi manomano; 10 eye Ye-
howa tsɔ kpe eveawo, esiwo dzi
Mawu tsɔ asibide ŋlɔ nu ɖo la
nam; nya, siwo katã Yehowa gblɔ
na mi tso to la dzi le dzo me le
takpegbe la, le wo dzi. 11 Le
ŋkeke blane kple zã blane me-
gbe la Yehowa tsɔ kpe eveawo,
siwo nye nubabla ƒe kpeawo la
nam. 12 Eye Yehowa gblɔ nam
bena: Netsɔ naɖi ayi, elabena
wò dukɔ, si nèkplɔ tso Egipte la,
wɔ nu gbegblẽ, wote ɖa le mɔ,
si meɖo na wo la dzi enumake,
eye wokɔ legba na wo ɖokui.
13 Tete Yehowa gblɔ nam bena:
Mekpɔ dukɔ sia bena, dukɔ kɔ-
lialiatɔ wònye. 14 Ɖe asi le ŋu-
nye, ne matsrɔ̃ wo, eye matutu
woƒe ŋkɔ ɖa le dziƒoa te, eye
mawɔ wò nazu dukɔ, si asẽ ŋu,
eye wòasɔ gbɔ awu wo. 15 Tete
metrɔ heɖi tso to la dzi, le esime

a 8, 17.
b Mo. I. 15, 16.
d Mo. IV. 21, 6.
e Mo. II. 17, 6.
f Mo. II. 32, 9.
g 4, 31.
h Mo. II. 32.
i 1, 28.
k Mo. IV. 13, 32. 33.
l 4, 24.

dzo le dzi dem le to la nu, eye
melé nubabla ƒe kpe eveawo ɖe
nye asiawo kple eve. 16 Eye
mekpɔ bena, miewɔ nuvɔ̃ ɖe Ye-
howa, mia Mawu la ŋu, miekɔ
nyivi na mia ɖokui, eye miete ɖa
le mɔ, si Yehowa ɖo na mi la
dzi enumake. 17 Tete mekɔ kpe
eve, siwo le nye asiawo kple eve
la dzi hexlã ɖe anyi, eye megbã
wo le mia ŋku me. 18 Eye mede
ta agu ɖe Yehowa ŋku me abe
tsã ene, ŋkeke blane kple zã
blane, abolo maɖumaɖu kple tsi
manomano le miaƒe nuvɔ̃, siwo
katã miewɔ la ta; elabena miewɔ
vɔ̃ hedo dziku na Yehowa.[e] 19 Ela-
bena dziku kple dɔmedzoe, si Ye-
howa do ɖe mia ŋu, be yeatsrɔ̃
mi la, [g]dzi ŋɔ nam; eye Yehowa
se nye gbe ɣemaɣi hã. 20 Ye-
howa do dɔmedzoe ŋutɔ ɖe Aron
hã ŋu be, yeatsrɔ̃e; ke meɖe kuku
ɖe Aron hã ta ɣemaɣi. 21 Eye
mexɔ nyivi, si miewɔ nuvɔ̃ hewɔ
la, de dzo me, eye metui memee
wòtrɔ zu ʋuʋudedi, eye melɔ
ʋuʋudedi la kɔ ɖe tɔʋu, si si tso
toa dzi la me. 22 Eye miedo dɔ-
medzoe na Yehowa le Tabera,
Masa kple nudzrolawo ɖiƒe.[k] 23 Esi
Yehowa dɔ mi le Kades-Barnea
gblɔ bena: miyi, ne miaxɔ anyi-
gba, si mena mi, ne wòanye mia
tɔ la, miesẽ to ɖe Yehowa, mia
Mawu, ƒe nya ŋu, mieɖo ŋu ɖe
eŋu o, eye miese eƒe gbe o.[n] 24
Tso esime menya mi la, to ko-
koko sẽm miele ɖe Yehowa ŋu.[p]
25 Ale mede ta agu na Yeho-
wa, eye metsi nenema ŋkeke bla-
ne kple zã blane, le esi Yehowa
gblɔ be, yeatsrɔ̃ mi ta.[r] 26 Eye
medo gbe ɖa na Yehowa gblɔ
bena: Aƒetɔ Yehowa, megagblẽ
wò dukɔ, si nye wò ŋutɔ tɔ la
o, dukɔ, si nèɖe kple wò ŋusẽ gã,
eye nètsɔ wò asi sesẽ kplɔe tso
Egipte. 27 Ɖo ŋku wò dɔlawo
Abraham, Isak kple Yakob dzi,
eye megaɖo ŋku dukɔ sia ƒe ta-
mesesẽ, nuvlowɔwɔ kple nuvɔ̃
dzi o; 28 ne anyigba, si dzi nè-
kplɔ mí tsoe la, magagblɔ be:
Esi Yehowa mekpe be, wòakplɔ
wo ayi anyigba, si ŋugbe wòdo
na wo la dzi o, eye esi wòlé fu
wo ta wòkplɔ wo ɖo, be wòawu
wo le gbedzi;[v] 29 evɔ wònye
dukɔ, si nye wò ŋutɔ tɔ wònye,
eye nètsɔ wò ŋusẽ gã kple wò
abɔ, si nèdo ɖe dzi kplɔ wo hafi.

###### Kpe eve yeyeawo.

**10.** Eye Yehowa gblɔ nam ɣe-
maɣi bena: [a]Kpa kpe eve
abe gbãtɔwo ene, eye nava gbɔ-
nye le to la dzi, eye natsɔ[b] ʋuƒo
akpa aɖaka, 2 ne maŋlɔ nya, siwo
nɔ kpe gbãtɔ, siwo[d] nègbã dzi
la, ɖe wo dzi, eye natsɔ wo ade
aɖaka la me. 3 Tete metsɔ xé
kpa aɖaka la, eye mekpa kpe eve
abe gbãtɔwo ene, eye metsɔ kpe
eveawo ɖe asi helia to la. 4 Eye
wòŋlɔ nya ewoawo, siwo Yehowa
gblɔ na mi tso to la dzi le dzo
me[f] le takpegbe la, ɖe kpeawo
dzi abe tsã ene, eye Yehowa tsɔ
wo de asi nam. 5 Tete megbu-
gbɔ heɖi tso to la dzi, eye me-
tsɔ kpeawo de aɖaka, si mewɔ
la me, eye wotsi afima, abe alesi
Yehowa de se nam ene.
6 Eye Israel-viwo[h] ho tso Bee-
rot-Bene-Yaakan heva Mosera,
afisi [i]Aron ku ɖo, eye woɖii ɖe
afima, eye via Eleazar zu nunɔla
ɖe eteƒe. 7 Woho tso afima heva
Hagudgod, eye woho tso Hagud-
god heva Yotba, anyigba, si dzi
tɔʋuwo le. 8 Eye Yehowa tia
Lewi-to la ɣemaɣi, bena woatsɔ
Yehowa ƒe nubablaɖaka la, [l]woa-
wɔ subɔsubɔdɔ le Yehowa ŋku
me, eye [o]woayra ame ɖe eƒe ŋkɔ
dzi, va do egbe. 9 Eyata Lewi
mexɔ gome kple domenyinua ɖeke
kpe ɖe nɔviawo ŋu o, elabena
Yehowa ŋutɔe nye eƒe domenyi-
nu, abe alesi Yehowa, wò Mawu,
do ŋugbe nɛ ene.[s] 10 Ke metsi
to la dzi[t] ŋkeke blane kple zã
blane abe tsã ene; eye Yehowa
se nye gbe ɣemaɣi hã, eye Ye-
howa be, yemagatsrɔ̃ wò o. 11
Tete Yehowa gblɔ nam bena: Tso,
nayi àdze dukɔ la ŋgɔ, bena woa-
ho ayi aɖaxɔ anyigba, si ŋu meka
atam ɖo na wo fofowo bena, ma-
tsɔe na wo wòanye wo tɔ la.

###### Nuka Aƒetɔ bia le Israel si?

12 Eyata Israel,[u] Yehowa, wò
Mawu la, mele naneke dim tso
asiwò o, negbe esia ko be, navɔ̃
Yehowa, wò Mawu la, eye nazɔ
eƒe mɔwo katã dzi, nalɔ̃e, eye na-
subɔ Yehowa, wò Mawu la, tso wò

a Mo. II. 34, 1.
b Mo. II. 25, 10.
d Mo. II. 32, 19.
e 10, 10; Mo. II. 34, 28.
f 9, 10.
g Heb. 12, 21.
h Mo. IV. 33, 32. 33.
i Mo. IV. 20, 28.
k Mo. II. 17, 7; Mo. IV. 11, 3. 34.
l 18, 5. 7.
n Mo. IV. 13, 2. 31; 14, 1—4.
o Mo. IV. 6, 23 v. 27.
p kp. 7.
r kp. 18.
s Mo. IV. 18, 20.
t 9, 9.
u Mi. 6, 8.
v Mo. IV. 14, 16.

dzi blibo kple wò luʋɔ blibo me;
13 eye nawɔ Yehowa ƒe se kple
ɖoɖo, siwo megblɔ na wò egbe
la dzi, bena wòanyo na wò. 14 Kpɔ
ɖa, dziƒo kple dziƒowo ƒe dziƒo
kple anyigba kpakple nusiwo katã
le edzi, wonye Yehowa, wò Mawu
la tɔ; 15 hafi [b]Yehowa tia mia
fofowo ɖeɖeko, eye wòlɔ̃ wo hetia
mi, amesiwo nye wo megbeviwo,
tso dukɔwo katã dome, abe alesi
wòzu egbe siawo ene.

Mitso aʋa na miaƒe dziwo!

16 Eyata[d] mitso aʋa na miaƒe
dziwo, eye migalia ʋume azɔ o.
17 Elabena Yehowa, mia Mawu la,
enye mawuwo dzi Mawu kple aƒe-
tɔwo dzi Aƒetɔ, Mawu gã, si ŋu
ŋusẽ kple ŋɔdzi le, amesi medea
ame dzi o, eye mexɔa zãnua ɖeke
o; 18 amesi tsoa afia na tsyɔ̃e-
viwo kple ahosiwo, eye wòlɔ̃a
amedzro hena abolo kple avɔ-
tatae. 19 Eyata milɔ̃ amedzro,
elabena miawo hã mienye ame-
dzrowo le Egipte-nyigba dzi kpɔ.[f]
20 Vɔ̃ Yehowa, wò Mawu la,
eye nasubɔe, ku ɖe eŋu, eye eƒe
ŋkɔ dzi naka atam ɖo. 21 Eya
nye wò kafukafu kple wò Mawu,
si wɔ nu gã dziŋɔwo, esiwo nè-
kpɔ kple ŋku la na wò. 22 Fo-
fowòwo le[h] ame blaadre hafi va
Egipte, ke azɔ la Yehowa, wò
Mawu, na [i]nésɔ gbɔ abe dziƒoɣle-
tiviwo ene.

Ŋkuɖoɖo nukuwɔwɔ, siwo Mawu wɔ la dzi.

11. Eyata lɔ̃ Yehowa, wò Mawu
la, eye nawɔ eƒe nufiamewo
kple ɖoɖowo, kɔnuwo kple sewo
dzi ɣesiaɣi. 2 Eye midze si Ye-
howa, mia Mawu, ƒe amehehe kple
eƒe gãnyenye, eƒe asi sesẽ kple
eƒe abɔ, si wòdo ɖe dzi egbe —
menye mia vi, siwo menyae o, eye
womekpɔ eteƒe o lae mele egblɔm
na o — 3 kple eƒe dzesiwo kpa-
kple nutsuwɔwɔ, siwo wòwɔ le
Egipte, ɖe Egipte-fia Farao kple
eƒe anyigba blibo la ŋu; 4 midze
si nusi wòwɔ Egipte-ʋakɔwo, woƒe
sɔwo kple tasiaɖamwo, esi wòna
Avaƒu la ŋe ɖe wo dzi, esime woti
mia yome, eye Yehowa tsrɔ̃ wo
va do egbee;[o] 5 kple nusi wòwɔ
na mi le gbedzi, vaseɖe esime
mieɖo afisia, 6 kpakple nusi wò-
wɔ Ruben-vi, Eliab ƒe viŋutsuwo

a Mo. IV. 16, 31 v. 35.
b 7, 6.
d 30, 6.
e Mo. II. 3, 17.
f Mo. II. 22, 20 v. 23.
g Ps. 65, 10. 11.
h Mo. I. 46, 27.
i 1, 10.
k Mo. III. 26, 3 v. 39.
l Mo. III. 26, 19; 28, 22.
m 6, 6—9.
o Mo. II. 14, 25-27.

Datan kple Abiram, amesiwo anyi-
gba ke nu mi hekpe ɖe wo xɔ-
wo, wo agbadɔwo kple nu gba-
gbe, siwo katã le wo si la ŋuti,
tso Israel blibo la dome.[a] 7 Ela-
bena mia ŋutɔwo miekpɔ nu gã,
siwo Yehowa wɔ la, kple ŋku.

Toɖoɖo ŋu yayra, tomaɖomaɖo ŋu fiƒode.

8 Eyata miwɔ se, siwo katã
mede na mi egbe la dzi, bena
ŋusẽ nanɔ mia ŋu, eye miayi aɖa-
xɔ anyigba, si dzi yim miele, be
miaxɔ la wòanye mia tɔ, 9 eye
mianɔ agbe didie le anyigba, si ŋu
Yehowa ka atam ɖo na mia fofowo
be, yeatsɔ na woa kple wo viwo la
dzi,[e] anyigba, si dzi notsi kple anyi-
tsi bɔ ɖo. 10 Elabena anyigba, si dzi
yim nèle, be naxɔe wòanye tɔwò
la, mele abe Egipte-nyigba, si dzi
nèʋu tso, afisi, ne èƒã nuku la,
nètsɔa afɔ troa mɔ̃ hedea tsii abe
amagbebɔ ene la ene o; 11 ke
boŋ towo kple gbadzaƒewo le anyi-
gba, si dzi yim nèle, be naxɔe
wòanye tɔwò la dzi, eye wònoa
tsi, si dza tso dziƒo; 12 anyigba,
si Yehowa, wò Mawu, léa be na,
eye Yehowa, wò Mawu, ƒe ŋku le
eŋu tso ƒe la ƒe gɔmedzedze va-
seɖe nuwuwu.[g] 13 Ne mielé to
ɖe se, siwo mede na mi egbe ŋu
pɛpɛpɛ, eye mielɔ̃ Yehowa, mia
Mawu la, eye miesubɔe tso dzi
blibo kple luʋɔ blibo me la,[k] 14
ekema mana ada kple kele nadza
ɖe miaƒe anyigba dzi le edzaɣi, eye
àƒo bli, wein kple ami nu ƒu; 15
mana gbe nanɔ wò agble me na wò
lãwo, eye àɖu nu aɖi ƒo. 16 Mikpɔ
nyuie, ne miagana miaƒe dzi na-
flu mi, eye miatrɔ asubɔ mawu
bubuwo, eye miade ta agu na wo
o; 17 ne Yehowa magaɖo dɔme-
dzoe ɖe mia ŋu, eye wòatu dziƒo
nu, bena tsi magadza, eye anyi-
gbadzinuwo nagbe wɔwɔ o, eye
miatsrɔ̃ avɔ le anyigba, si Ye-
howa le mia na ge la dzi amloa-
mlo o.[l]

18 Eyata[m] mina nye nya siawo
nage ɖe miaƒe dzi kple miaƒe
luʋɔ me, mibla wo ɖe asi ŋu abe
dzesi ene, eye mibla wo ɖe ŋgonu
le ŋuɖome. 19 Mifia wo mia viwo,
eye mifo nu le wo ŋu, ne mie-
bɔbɔ nɔ miaƒe aƒewo me, alo miele
mɔ dzi, ne miemlɔ anyi, alo miefɔ,
20 eye ŋlɔ wo ɖe wò xɔ ƒe ʋɔ-

trutiwo kple wò agbowo ŋu, 21 ne
mia kple mia viwo mianɔ agbe
didie le anyigba, si ŋu Yehowa
ka atam ɖo na mia fofowo be,
yeatsɔe na wo la dzi, abe alesi
dzifo anɔ anyigba tame etefe na-
didii ene. 22 Elabena ne miewɔ
se, siwo katā mede na mi egbe,
be miawɔ la dzi pɛpɛpɛ, mielɔ̃
Yehowa, mia Mawu la, miezɔ eƒe
mɔwo katā dzi, eye mieku ɖe eŋu
la, 23 ekema Yehowa anyā dukɔ
siawo katā ɖa le mia ŋgɔ, eye
miaxɔ dukɔ, siwo lolo, eye wosesẽ
wu mi la, ƒe anyigba.[a] 24 Afisiafi, a 7, 1. 2.
si mieɖo afɔe la, azu mia tɔ, eye
miaƒe liƒo atso gbedzi kple Li-
banon gbɔ kpakple Frat nu va-
seɖe ɣetoɖoƒe gome le ƒu la nu.
25 Amea ɖeke manɔ te ɖe mia
nu o, eye Yehowa, mia Mawu, ana
ŋɔdzi kple vɔvɔ̃, si le mia ŋu la,
naɖo anyigba blibo, si dzi va ge
miala la, abe alesi wòɖo ŋugbe
na mi ene.
26 Kpɔ ɖa, metsɔ yayra kple
fiƒode ɖo mia ŋku me egbea.[b] b 30, 1. 15.
27 Ne mieɖo to Yehowa, mia Mawu
ƒe se, siwo mede na mi egbe la,
anye yayra na mi.[d] 28 Ke ne mieɖo d 28, 2. 15.
to Yehowa, mia Mawu ƒe seawo
o, eye miete ɖa le mɔ, si meɖo
na mi egbe dzi hesubɔ mawu bu-
bu, siwo mienya o la, anye fiƒode
na mi. 29 Ne Yehowa, wò Mawu,
kplɔ wò va anyigba, si dzi yim
nèle, be naxɔe wòanye tɔwò dzi
la, ekema natsɔ[e] Gerizim awɔ ya- e 27, 12. 13; Yos.
yrato, eye natsɔ Ebal awɔ fiƒo- 8, [illegible]
detoe. 30 Wole Yordan ƒe go f Fia. 1. 5, 5.
keme dzi le mɔ, si le ɣetoɖoƒe
gome la dzi, le Kanaanitɔ, siwo
le gbadzaƒe la, ƒe anyigba dzi le
Gilgal kasa hete ɖe [g]More ƒe ati g Mo. I. 12, 6.
gãwo gbɔ. 31 Ne mietso Yordan
va anyigba, si Yehowa, mia Mawu,
le mia na ge wòanye mia tɔ la
dzi, eye miexɔe wònye mia tɔ
miele edzi la, 32 ekema milé se
kple ɖoɖo, siwo meɖo mia ŋku
me egbe la me ɖe asi, eye miwɔ
wo dzi.

Trɔ̃subɔsubɔ tsotsrɔ̃.

12. Esiawo nye ɖoɖo kple se,
siwo me mialé ɖe asi, eye
miawɔ wo dzi ŋkeke alesi miele
anyigba, si Yehowa, mia fofowo
ƒe Mawu, na mi, be wòanye mia
tɔ la dzi. 2 Migblẽ [i]teƒe, siwo i 7, 5. 25.
katā dukɔ, siwo mienyā la, subɔa
woƒe mawuwo le, le to kɔkɔwo
kple togbɛwo dzi kpakple ati da-
mawo te. 3 Migbã woƒe vɔsamle-
kpuiwo, eye mimu woƒe aƒeliwo,
mitɔ dzo woƒe Asera-tiwo, eye
migbã woƒe legbawo, eye mitsrɔ̃
woƒe ŋkɔ ɖa le teƒe ma.

Afisi kple alesi woasubɔ Mawu bliboe.

4 Migawɔ alea na Yehowa, mia
Mawu o, 5 ke boŋ teƒe, si Yeho-
wa, mia Mawu, atia tso miaƒe towo
dome, bena yeƒe ŋkɔ nanɔ afima
la, teƒe ma yome mɔ miadi, eye
afima miayi; 6 afima miatsɔ mia-
ƒe numevɔsawo kple akpedavɔ-
sawo, miaƒe nuwo ƒe ewolia kple
adzɔ, si miaƒe asiwo na, miaƒe
adzɔgbeɖe-nunanawo kple nu-
siwo miena le mia ɖokui si, kpa-
kple nyiwo kple alẽwo ƒe ŋgɔ-
gbeawo ayii. 7 Eye mia kple
miaƒe aƒemetɔwo miaɖu nu akpɔ
dzidzɔ le afima le Yehowa ŋku
me, le nusiwo katā Yehowa, mia
Mawu, yra mi mietsɔ miaƒe asiwo
wɔ dɔ kpɔ la ŋuti. 8 Migawɔ, abe
alesi miele wɔwɔm le afisia fifia
la ene o, ne amesiame nawɔ nusi
dze eŋu o; 9 elabena miekpɔ va
gbɔɖemeƒe, eye miexɔ anyigba,
si Yehowa, mia Mawu, le mia na
ge la haɖe o. 10 Ke ne mietso
Yordan, eye mietso aƒe ɖe anyi-
gba, si Yehowa, mia Mawu, le ma-
mã ge na mi dzi, eye wòna mie-
kpɔ gbɔdzɔe tso miaƒe futɔ, siwo
katā ƒo xlã mi la si me, eye[f] mie-
nɔ anyi bɔkɔɔ la, 11 ekema mitsɔ
nusiwo katā ŋu mede se na mi
le egbea, siwo nye miaƒe nu-
mevɔsawo kple akpedavɔsawo,
miaƒe nuwo ƒe ewolia kple adzɔ,
si miaƒe asiwo na, kpakple nusi-
wo katā miena le mia ɖokui si
heɖe adzɔgbe na Yehowa la, va
teƒe, si Yehowa, mia Mawu, atia,
be yeƒe ŋkɔ nanɔ, 12 eye mia kple
mia viŋutsuwo kpakple mia vi-
nyɔnuwo, miaƒe dɔlaŋutsuwo kple
dɔlanyɔnuwo kpakple [h]Lewitɔ, h Mo. IV. 18, 20. 24.
siwo le miaƒe du me, amesiwo
mexɔ gome alo domenyinua ɖeke
kpe ɖe mia ŋu o la, miakpɔ dzi-
dzɔ le Yehowa, mia Mawu, ŋku me.
13 Kpɔ nyuie, be nagatsɔ wò
numevɔsa asa vɔe le teƒe sia
teƒe, si nèkpɔ la o; 14 ke boŋ
nasa wò numevɔ le teƒe, si Ye-

howa atia ɖe wò toawo dometɔ
ɖeka me, eye nawɔ nusiwo katã
ŋu mede se le na wò la, le afima.
15 Ke ėkpɔ mɔ awu lã, siwo Ye-
howa, wò Mawu, yra wò nėkpɔ la,
aɖu le wò duwo katã me alesi
dze ŋuwò, eye amesi ŋu mekɔ o,
kple amesi ŋu kɔ la, kpɔ mɔ aɖui,
abe alesi woɖua[a] sẽ kple zi ene. a kp. 22; 14, 5.
16 Negbe ʋu koe miekpɔ mɔ aɖu
o, ke boŋ miaɖuɖui ɖe anyigba
abe tsi ene.[b] 17 Mėkpɔ mɔ ano b Mo. III. 3, 17.
wò wein ƒe ewolia, eye naɖu wò
bli kple ami ƒe ewolia, wò nyi
kple alẽwo ƒe ŋgɔgbeawo, nusi-
wo katã nėɖe adzɔgbe na kple
nusiwo nana le ɖokuiwò si kpa-
kple adzɔ, si wò asi na la, le wò d 7, 16.
duwo me o. 18 Ke boŋ mia kple
viwòŋutsu kple viwònyɔnu, wò
dɔlaŋutsu kple wò dɔlanyɔnu kpa-
kple Lewitɔ, si le wò du me la,
miaɖu wo [e]le Yehowa, wò Mawu, e 14, 23.
ŋku me le teƒe, si Yehowa, wò
Mawu atia, eye nakpɔ dzidzɔ le
Yehowa, wò Mawu ŋku me le nu-
siwo nėtsɔ wò asi wɔ dɔ kpɔ la
ŋuti. 19 Kpɔ nyuie, be nagagblẽ
Lewitɔ ɖi, ŋkeke alesi nėle agbe f 4, 2.
le wò anyigba dzi la o.[g] g kp. 12; 14, 27.
20 Ne Yehowa keke wò liƒo ɖe
nu, abe alesi wòdo ŋugbe na wò
ene, eye nagblɔ bena: maɖu lã,
le esi vɔ le wɔwòm ta la, ekema
ėkpɔ mɔ aɖu lã faa, abe alesi nėdi
ene. 21 Ne teƒe, si Yehowa, wò
Mawu tia, be yeƒe ŋkɔ nanɔ, didi
na wò akpa la, ekema wu wò nyi
alo alẽ, si Yehowa na wò la, abe
alesi mede se na wò ene, eye h 8, 2.
naɖui le wò du me, abe alesi nėdi
ene. 22 Ke woaɖuí, abe alesi wo-
ɖua sẽ alo zi ene; amesi ŋu mekɔ
o, kple amesi ŋu kɔ la siaa kpɔ
mɔ aɖui.[i] 23 Ke zi ɖokuiwò dzi, be i kp. 15.
nagaɖu ʋu o, elabena ʋu la luʋɔe,
eye mėkpɔ mɔ aɖu luʋɔ kple lã k 18, 20.
siaa o;[l] 24 ke natsɔe ákɔ ɖe anyigba l kp. 16.
dzi abe tsi ene boŋ. 25 Megaɖui
o, bena wòanyo na mia kple me-
gbewòviwo, le esi nėwɔ nusi dze
Yehowa ŋu la ta. 26 Negbe wò nu-
nana kɔkɔewo kple wò adzɔgbe-
ɖevɔsawo ko natsɔ ava teƒe, si n Kor. I. 5, 9. 13.
Yehowa atia lae, 27 eye nawɔ wò
numevɔsawo ƒe lã kple ʋu siaa ŋu
dɔ le Yehowa, wò Mawu, ƒe vɔsa-
mlekpui la dzi, ke[o] nakɔ wò akpe- o kp. 6.
davɔsa ƒe ʋu ɖe Yehowa, wò
Mawu, ƒe vɔsamlekpui la dzi, eye
natsɔ lã la aɖu. 28 Lé nya, siwo
katã megblɔ na wò la me ɖe asi.
eye naɖo to wo, bena wòanyo na
mia kple megbewòviwo tegbee, le
esi nėwɔ nusi nyo, eye wòdzɔ le
Yehowa, wò Mawu, ŋku me ta.
29 Ne Yehowa, wò Mawu, atsrɔ̃
dukɔ, siwo gbɔ nėyina, be nanyã
wo la ɖa le ŋgɔwò, eye nėnyã
wo hetso aƒe ɖe woƒe anyigba dzi
la, 30 ekema kpɔ nyuie, bena na-
gadze wo yome aɖo mɔ̃ me o;
eye ne wotsrɔ̃ wo le ŋgɔwò me-
gbe la, megabia woƒe mawuwo ta
se agblɔ be: alesi dukɔ siawo le
woƒe mawuwo subɔme la, nene-
ma nye hã mawɔ o.[d] 31 Megawɔ
alea na Yehowa, wò Mawu la o,
elabena ŋunyɔnu, siwo katã Ye-
howa lé fui la, eya wowɔna na
woƒe mawuwo; wotɔa dzo wo vi-
ŋutsuwo kple wo vinyɔnuwo gɔ̃
hã na woƒe mawuwo.

Tohehe na aʋatsɔnyagblɔlawo.

**13.** Milé nusiwo katã ŋuti mede
se na mi le la me ɖe asi,
eye miwɔ wo dzi; [f]migatsɔ ɖeke
kpee o, eye migaɖe ɖeke le edzi o.
2 Ne nyagblɔɖila alo drɔ̃ekulaa
ɖe ɖo mia dome, eye wòbe, yeawɔ
dzesi alo nukunua ɖe na mi, 3 eye
dzesi alo nukunu, si wògblɔ la, va
me, emegbe wògblɔ be: mina
míadze mawu bubu, siwo mienya
o yome, eye míasubɔ wo la, 4 eke-
ma migaɖo to nyagblɔɖila alo
drɔ̃ekula ma ƒe nyawo o, elabena
ɖe Yehowa, mia Mawu la, [h]le mia
dom kpɔ, ne yeadze sii be, mielɔ̃
Yehowa, mia Mawu la, tso miaƒe
dzi blibo kple luʋɔ blibo me hã?
5 Midze Yehowa, mia Mawu yome,
eye mivɔ̃e, milé eƒe sewo me ɖe
asi, eye miɖo to eƒe gbe, mísubɔe,
eye miku ɖe eŋu. 6 Ke [k]woawu
nyagblɔɖila alo drɔ̃ekula ma, le
esi wòbe, miatrɔ le Yehowa, mia
Mawu, si kplɔ mi tso Egipte-nyi-
gba dzi, eye wòɖe mi tso kluvi-
nyenyeƒe me la yome ta, le esi
wòbe, miate ɖa le mɔ, si Yehowa,
mia Mawu, ɖo na mi la dzi ta; [n]ele
be, miaɖe vɔ̃ la ɖa le mia dome.

Tohehe na amesiwo kplɔ amewo yi trɔ̃subɔ-
subɔ me.

7 Ne nɔviwòŋutsu, si nye da-
wòvi, viwòŋutsu alo viwònyɔnu,

srɔ̃wò, si le gbɔwò, alo xɔ̃wò, si nèlɔ̃na abe ɖokuiwò ene, able nuwò le adzame be: na míayi aɖasubɔ mawu bubu, siwo wò ŋutɔ kple fofowòwo mienya o, 8 dukɔ, siwo ƒo xlã mi ƒe mawuwo, eɖanye esiwo te ɖe mia ŋu, alo esiwo le adzɔge tso mia gbɔ o, tso anyigba ƒe go ɖeka vaseɖe go keme la, 9 ekema megalɔ̃ edzi nɛ o, eye megaɖo toe o, eye megave enu ahaɣlae o; 10 ke boŋ ele be, nawui kokoko, wò asi natre eŋu ɖeɖe, emegbe dukɔ blibo la nakpiti ɖe eŋu awui.[a] 11 Ele be, naƒu kpee wòaku, elabena edi be, yeana natrɔ le Yehowa, wò Mawu, si kplɔ wò tso kluvinyenyeƒe me le Egipte-nyigba dzi la yome; 12 eye Israel blibo la nasee, eye woavɔ̃, ne womagawɔ nu vɔ̃ɖi sia tɔgbe le mia dome azɔ o.

13 Ne èse le du, siwo Yehowa, wò Mawu, le na wò ge nanɔ me la, dometɔ ɖeka ŋu be, 14 ŋutsu yakamea ɖewo tso mia dome, eye woble duametɔwo gblɔ bena: mina míayi aɖasubɔ mawu bubu, siwo mienya o la, 15 ekema di nya la gɔme, eye nabia eta tsitotsito. Eye nenye nyateƒee be, wowɔ nua, eye wowɔ ŋunyɔnu sia le mia dome la, 16 ekema nadza du ma me tɔwo kple yi, eye [b]natsrɔ̃e kple nusiwo le eme la gbiɖigbiɖi, eye nadza woƒe lãwo kple yi. 17 Eye mialɔ aboyonuawo katã ava kɔ ɖe ablɔ me, eye miatɔ dzo du la kple aboyonuawo katã abe vɔsa blibo ene na Yehowa, mia Mawu la, ale be wòatrɔ zu aƒeɖo ɖikaɖika, eye womagagbugbɔe atso akpɔ o. 18 Megana busunuawo dometɔa ɖeke [e]nalé ɖe wò asi ŋu o, bena Yehowa ƒe dɔmedzoe nu nafa, eye wòave nuwò ahana nadzi ɖe dzi, abe alesi wòka atam na fofowòwo ene; 19 elabena èse Yehowa, wò Mawu ƒe gbe, eye nèlé eƒe se, siwo katã mede na wò egbe la me ɖe asi, eye nèwɔ nusi nyo le Yehowa, wò Mawu, ŋku me.

**Woagbe konyifafa ɖe trɔ̃subɔlawo ƒe mɔwo nu.**

14. Yehowa, mia Mawu ƒe viwo mienye; ne ame ku la, [h]migasi blunui o, eye migalũ dzodome kokoe o; 2 elabena dukɔ kɔkɔe nènye na Yehowa, wò Mawu la, eye Yehowa tia wò tso dukɔwo katã dome le anyigba dzi, ne nanye eya ŋutɔ ƒe dukɔ.

**Nuɖuɖu tsitsriwo kple nuɖuɖu matsrimatsriwo.**

3 Megaɖu ŋunyɔnua ɖeke o. 4 Lãfɔne, siwo miekpɔ mɔ aɖu la, wonye: nyi, alẽ kple gbɔ̃, 5 zi, sẽ, afia, agamegbɔ̃, avugbɔ̃e, to kple adzɔke. 6 Miekpɔ mɔ aɖu lãfɔne, siwo katã ƒe afɔkli me fe, eye wodzɔa nu ɖuna. 7 Esiwo dzɔa nu ɖuna, kple esiwo ƒe afɔkli me fe dometɔ, siwo miekpɔ mɔ aɖu o la, wonye: kposɔ, fɔmizi kple xɔfie, elabena wodzɔa nu ɖuna, gake woƒe afɔkli me mefe o; ŋunyɔnu wonye na mi, 8 kpakple ha, elabena eƒe afɔkli me fe, gake medzɔa nu ɖuna o; ŋunyɔnu wònye na mi. Migaɖu woƒe lã o, eye migade asi woƒe kukua ŋu o. 9 Tɔmelã, siwo katã miekpɔ mɔ aɖu, wonye esiwo ŋu adza kple tsro le; 10 ke esiwo katã ŋu adza kple tsro mele o la, miekpɔ mɔ aɖu wo o; ŋunyɔnu wonye na mi. 11 Miekpɔ mɔ aɖu xe, siwo katã ŋu kɔ. 12 Wo dometɔ, siwo miekpɔ mɔ aɖu o, wonye: hɔ̃, akpo kple gbagblaxetsu, 13 doɖi, avako kple ayisu ƒomeviwo, 14 akpaviã ƒomeviwo katã, 15 golo, sagbadre, tsalẽ kple xe fonu bubu ƒomeviwo, 16 ʋlukuku, favieʋuto kple aŋɔɣi, 17 aluge, akagã kple tsimese, 18 damixe, ako ƒomeviwo, agudzixe kple drui. 19 Nu dzodzoewo katã nye ŋunyɔnu na mi; miekpɔ mɔ aɖu wo o. 20 Ke miekpɔ mɔ aɖu xe, siwo katã ŋu kɔ. 21 [d]Migaɖu lã kukua ɖeke o, gake miekpɔ mɔ atsɔe na amedzro, si le wò du me la wòaɖu, alo nadzrae na du bubu me tɔwo; elabena dukɔ kɔkɔe nènye na Yehowa, wò Mawu la.[f] Megaɖa gbɔ̃vi le dada ƒe notsi me o.

**Ewolia nana.**

22 Na wò agblemenuwo ƒe ewolia ƒe sia ƒe pɛpɛpɛ,[g] 23 eye nano wò wein ƒe ewolia, eye naɖu wò bli kple wò ami ƒe ewolia kpakple wò nyi kple alẽwo ƒe ŋgɔgbeawo le teƒe, si Yehowa, wò Mawu, atia be, yeƒe ŋkɔ nanɔ la, ne nanya alesi navɔ̃ Yehowa, wò Mawu lae ɣesiaɣi.[i] 24 Ke ne Yehowa, wò Mawu, ɣra wò, eye mɔ didi na wò akpa, be màte ŋu atsɔ

[a] 17, 7.
[b] Mo. IV. 21, 2.
[d] Mo. II. 22, 30.
[e] Yos. 7.
[f] Mo. II. 23, 19.
[g] Mo. III. 27, 30.
[h] Mo. III. 19, 27.
[i] 12, 18.

wo ayii o, elabena tefe, si Yeho-
wa, wò Mawu, atia be, yefe ŋkɔ
nanɔ la gbɔ metsɔ na wò o la,
25 ekema na ga ɖe wo ta, eye
nabla ga la ɖe nu me atsɔ ɖe asi
ayi tefe, si Yehowa, wò Mawu, atia
lae. 26 Eye natsɔ ga la afle nu-
sianu, si dze ŋuwò, eɖanye nyi
alo alẽ, wein alo aha sesẽa ɖe
alo nusianu, si nèdi la o, eye mia
kple afewò me tɔwo miaɖu nu akpɔ
dzidzɔ le afima le Yehowa, wò
Mawu, ƒe ŋku me. 27 Megagblẽ
Lewitɔ, si le wò du me la ɖi o,
elabena mexɔ gome alo dome-
nyinua ɖeke kpe ɖe ŋuwò o.[c]
28 Fe etɔ̃ sia ƒe etɔ̃ megbe la
naɖe wò agblemenu, siwo nèxa
le ƒe ma me la, ƒe ewolia agblẽ
ɖe wò du me,[f] 29 hena Lewi-
tɔwo – elabena womexɔ gome alo
domenyinua ɖeke kpe ɖe ŋuwò
o – kple amedzro, tsyɔ̃eviwo kple
ahosiwo, amesiwo le wò du me
la, nakpɔ nu aɖu aɖi ƒo, ne Ye-
howa, wò Mawu, nayra wò le wò
asinudɔ, siwo katã nèwɔna la me.

Gbugbɔnana-ƒe la.

15. Le ƒe adrelia sia ƒe adrelia
me la woatsɔ fe ake.[i] 2 Ale
woatsɔ fe ake enye si: Ne amea
ɖe do nu na nɔvia la, wòatsɔ fe
la ake, mekpɔ mɔ alĩ fe ehavi
alo nɔvia o, elabena Yehowa na
be, woaɖe gbe ƒã be, woatsɔ fe
ake. 3 Ekpɔ mɔ alĩ fe du bubu
me tɔwo, gake megalĩ nusi nèdo
na nɔviwò la ƒe fee o. 4 Ke ame
dahe koe manɔ dowòme hafi o,
elabena Yehowa le yra wò ge le
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le
na wò ge wòanye tɔwò la dzi;
5 ɖeko se Yehowa, wò Mawu la
ƒe gbe, eye nálé se, siwo katã
mede na wò egbe la me ɖe asi,
eye nawɔ wo dzi. 6 Elabena Ye-
howa, wò Mawu, ayra wò, abe
alesi wòɖo ŋugbe na wò ene, [l]ale
be nado agbana na dukɔ geɖewo,
ke wò ŋutɔ mádo nugbana o, áɖu
amegã ɖe dukɔ geɖewo dzi, ke
woawo maɖu amegã ɖe dziwò o.
7 Ne nɔviwòwo dometɔa ɖe da
ahe le wò dua ɖe me le wò anyi-
gba, si Yehowa, wò Mawu, le na
wò ge dzi la, ekema megasẽ wò
dzime, eye namiã asi ɖe nɔviwò
dahe la o;[o] 8 ke boŋ naɖu wò
asi nɛ, eye nado nugbana nɛ, abe
alesi hiãe ene.[a] 9 Kpɔ nyuie, bena
tamesusu dzodzroa ɖeke magava
wò dzime, eye nagblɔ bena: ƒe
adrelia tu aƒe, eye wole fe tsɔ
ge ake, eye natre ŋku ɖe nɔviwò
dahe la agbe nunanae o; ne wòa-
gayɔ Yehowa ɖe dziwò, eye wòa-
trɔ zu nuvɔ̃ na wò o; 10 ke boŋ
nae faa, eye megave wò, bena nè-
nae o, elabena esia ta Yehowa, wò
Mawu, yra wò le wò dɔwɔwɔwo
katã kple nusiwo nèwɔ dɔ kpɔ
la me. 11 Elabena [b]ame dahe ma-
gbe wò anyigba dzi nɔnɔ o, [d]eyata
mede se na wò gblɔ bena: Ɖu
wò asi na nɔviwò, si hiã tui, eye
wòɖo ko le wò anyigba dzi la.
12 Ne nɔviwò, Hebri-ŋutsu alo
Hebri-nyɔnu, tsɔ eɖokui dzra na
wò la, ekema wòasubɔ wò ƒe ade,
ke le ƒe adrelia me la, naɖe asi
le eŋu wòadzo le gbɔwò.[g] 13 Eye
ne èɖe asi le eŋu wòdzo le gbɔ-
wò la, megana wòayi asi gbɔlo o;
14 ke boŋ natsɔ wò alẽ, wò bli
kple wò wein, siwo me Yehowa
wò Mawu yra wò le la, aɖo agba,
nɛ. 15 Ɖo ŋku edzi [h]bena, wò
hã ènye kluvi kpɔ le Egipte-nyi-
gba dzi, eye Yehowa, wò Mawu,
xɔ wò ƒle, eyata mede se sia na
wò agbea ɖo. 15 Ke ne egblɔ na
wò bena, yemadzo le gbɔwò o,
metɔwo miaɖu wo le Yehowa, wò
tɔwo, eye gbɔwò nɔnɔ dze ye ŋu
la, 17 ekema natsɔ nuŋɔnui aŋɔ
to nɛ amimi ɖe ʋotru ŋu, ne wòa-
tsi gbɔwò ɖika. Alea nawɔ na
wò kosiwo hã. 18 Megave wò be,
naɖe asi le eŋu wòadzo le gbɔ-
wò o, elabena esubɔ wò ƒe ade
sɔŋ heɖe vi na wò zi gbɔ zi eve
wu agbatedɔwɔla; eye Yehowa,
wò Mawu, ayra wò le dɔ, siwo
katã nawɔ la me.

Afemelãwo ƒe ŋgɔgbedzidzi ŋu kokɔ.

19 [k]Kɔ wò nyi kple alẽwo ƒe
ŋgɔgbeawo, siwo nye atsu la ŋu
na Yehowa, wò Mawu la; megana
wò nyitsu, siwo nye ŋgɔgbéawo
la, nawɔ dɔ na wò o, eye megako
fu le wò alẽwo ƒe ŋgɔgbeawo
ŋu o; 20 ke boŋ mia kple afewò
me tɔwo miaɖu wo le Yehowa, wò
Mawu ŋku me ƒe sia ƒe le tefe, si
Yehowa atia.[n] 21 Ke ne nu wɔe,
eƒe afia ɖe ŋe, eƒe ŋku gbã, alo
nu manyatanua ɖe wɔe la, ekema

[a] Lu. 6, 34. 35.
[b] Mat. 26, 11.
[d] Yes. 58, 7; Yak. 2, 15. 16.
[e] 12, 18.
[f] 26, 12–15.
[g] Mo. II. 21, 2.
[h] 5, 15.
[i] Mo. II. 23, 10. 11.
[k] Mo. II. 13, 2.
[l] 28, 12.
[n] 14, 23.
[o] Yoh. I. 3, 17.

megatsɔe sa vɔ na Yehowa, wò Mawu la o.[b] 22 Ekpɔ mɔ adui le wò duwo me, [d]eye amesi ŋu mekɔ o kple amesi ŋu kɔ siaa kpɔ mɔ adui, abe alesi wodua sẽ kple zi ene; 23 negbe efe ʋu ko mékpɔ mɔ adu o, ke boŋ nadudui de anyigba abe tsi ene.[f]

*Fe sia fe me ŋkekenyuie gãwo.*

**16.** [h]Wò ŋku nenɔ nuŋeɣleti la ŋu, eye nadu ŋutitotoŋkekenyuie na Yehowa, wò Mawu la, elabena nuŋeɣleti la dzi Yehowa, wò Mawu, kplɔ wò tso Egipte [i]le zã me. 2 Eye nawu alẽwo kple nyiwo le ŋutitotoŋkekenyuie la dzi na Yehowa, wò Mawu la, le tefe, si Yehowa atia be, yefe ŋkɔ nanɔ. 3 Megatsɔ nu ʋaʋãa deke doe o, ke boŋ nadu nu maʋamaʋã, si nye funyibolo la, ŋkeke adre sɔŋ, elabena kplakplakpla dzi nèle, hafi ʋu tso Egipte-nyigba dzi, ne gbesigbe neʋu tso Egipte-nyigba dzi la, nanɔ ŋku dzi na wò le wò agbe me ŋkekewo katã me. 4 Womakpɔ amɔwɔ ʋaʋãa deke le wò anyigba blibo la dzi ŋkeke adre sɔŋ o, eye lã, si néwu le ŋkeke gbãtɔ fe fiẽ la, deke matsi anyi ŋu nake de dzi o. 5 Mèkpɔ mɔ awu lã hena ŋutitotoŋkekenyuie la le wò du sia du, si Yehowa, wò Mawu, ana wò la me o; 6 ke boŋ nawui le tefe, si Yehowa, wò Mawu, atia be, yefe ŋkɔ nanɔ; afima nadu ŋutitotoŋkekenyuie la le, le fiẽ, ne ɣe do to, ɣeyiɣi, si dzi néʋu tso Egipte. 7 Eye nadae adu le tefe, si Yehowa, wò Mawu, atia la; ke ne ŋu ke la, nagbugbɔ ayi wò xɔ nu. 8 Ŋkeke ade sɔŋ nadu nu maʋamaʋã, ke ŋkeke adrelia enye takpegbe na Yehowa, wò Mawu la; megawɔ dɔa deke le edzi o.

9 Xlẽ kwasida adre; ne wode asi nukuwo xaxa me la, nadze wo xexlẽ gɔme. 10 Emegbe nadu kwasidawo fe ŋkekenyuie, eye nana nusi su asiwò la faa, abe alesi Yehowa, wò Mawu, yra wò nékpɔe ene. 11 Eye mia kple viwòŋutsu kple viwònyɔnu, wò dɔlaŋutsu kple wò dɔlanyɔnu kpakple Lewitɔ, si le wò du me, kple amedzro, tsyɔ̃evi kple ahosi, siwo le dowòme la, miakpɔ dzidzɔ le Yehowa, wò Mawu, ŋku me [a]le tefe, si Yehowa, wò Mawu, atia be, yefe ŋkɔ nanɔ la. 12 [e]Đo ŋku dzi be, ènye kluvi kpɔ le Egipte; lè dodo siawo me de asi, eye nawɔ wo dzi.

13 Ne èfo wò bli kple wò wein nu fu vɔ la, nadu agbadɔ me nɔnɔ ŋkekenyuie ŋkeke adre sɔŋ, 14 eye [g]mia kple viwòŋutsu kple viwònyɔnu, wò dɔlaŋutsu kple wò dɔlanyɔnu kpakple Lewitɔ kple amedzro, tsyɔ̃evi kple ahosi, siwo le wò duwo me la, miakpɔ dzidzɔ le wò ŋkekenyuie la dzi. 15 Ŋkeke adre sɔŋ nadu ŋkekenyuie na Yehowa, wò Mawu la le tefe, si Yehowa atia; elabena Yehowa, wò Mawu la, ayra wò le nusiwo katã néwɔ dɔ kpɔ, kple wò asinudɔwo katã me, eye nakpɔ dzidzɔ wòatso me. 16 Wò ŋutsuwo katã nava Yehowa, wò Mawu fe ŋku me zi etɔ̃ le fe deka me le tefe, si wòatia, le nu maʋamaʋã ŋkekenyuie, kwasidawo fe ŋkekenyuie kple agbadɔŋkekenyuie la dzi, eye womava Yehowa ŋku me asi gbɔlo o. 17 Amesiame nana nusi su esi, abe alesi Yehowa, wò Mawu, yrae ene.

*Ʋɔnudrɔ̃lawo kple dumegãwo ŋu nya.*

18 Đo ʋɔnudrɔ̃lawo kple dzikpɔlawo na wò toawo de wò du, siwo katã Yehowa, wò Mawu, ana wò la me, eye woadrɔ̃ ʋɔnu dukɔ la de tefe.[k] 19 Megate nya dzɔdzɔe de to o, megakpɔ amea deke ŋku me o, eye megaxɔ zãnu o, elabena zãnu de wògbã ŋku na nunyalawo, eye wòtrɔa gbo ame dzɔdzɔewo fe nya.[l] 20 Nya dzɔdzɔe yome kokoko nadi, ne nanɔ agbe, eye naxɔ anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le na wò ge la wòanye tɔwò.

21 Megado Asera-tia deke de Yehowa, wò Mawu, fe vɔsamlekpui, si nadi la gbɔ o.[n] 22 Eye megadi afelia deke, si Yehowa, wò Mawu, lé fui la o.[o]

*Trɔ̃subɔsubɔ ŋu tohehe.*

**17.** Megatsɔ nyitsu alo alẽ, si nane wɔe alo vlofea de le eŋu la, sa vɔ na Yehowa, wò Mawu la o, elabena ŋunyɔnu wònye na Yehowa, wò Mawu la.[p]

2 Ne ŋutsu alo nyɔnua de le wò du, siwo Yehowa, wò Mawu,

[a] kp. 16; Mo. II. 20, [illegible]
[b] Mo. III. 22, 20.
[d] 12, 15. 22.
[e] 5, 15.
[f] Mo. III. 3, 17; 12, 16. 23.
[g] kp. 11; 26, 11.
[h] (kp. 1 – 17: kpɔ Mo. II. 23, 14–17; 34, 18 v. 24; Mo. III. [illegible])
[i] Mo. II. 12.
[k] 20, 8. 9; Mo. IV. 11, 16.
[l] 1, 17.
[n] 7, 5.
[o] Mo. III. 26, 1.
[p] Mo. III. 22, 20.

le na wò ge la, dometɔa ḍe me,
amesi wɔ nusi medze Yehowa, wò
Mawu ŋu o, eye wòtu eƒe nuba- a Fia. I. 10, 28-[illegible]
bla,[b] 3 eye wòyi ḍasubɔ mawu b 13, 7–12.
bubuwo hede ta agu na wo, eḍa-
nye [d]ɣe alo ɣleti alo dziƒonuwo d 4, 19.
katã, nusiwo ŋu nyemede se le o, e Fia. I. 11, 4.
4 eye wogbloe na wò nèse la,
ekema di nya la gɔme tsitotsito,
eye nenye nyateƒee wowɔ nua,
eye wowɔ ŋunyɔnu sia le Israel
la, 5 ekema kplɔ ŋutsu alo nyɔnu
ma, si wɔ nu vɔ̃ḍi sia la, do go
ḍe wò dua godo, eye naƒu kpe
ŋutsu alo nyɔnu la wòaku. 6 Ne
ame eve alo ame etɔ̃ ḍi ḍase la,
hafi woawu amesi dze ku la, gake
ame ḍeka maḍi ḍase woawui o.[f] f Mo. IV. 35, 30; Heb. 10, 28.
7 Ḍasefoawo natre asiḍeḍe eŋu,
emegbe dukɔ blibo la nakpiti ḍe
eŋu awui, eye naḍe vɔ̃ la ḍa le
dowòme. g 5, 28.

Nunɔlawo ƒe ʋɔnudrɔ̃ƒe gãtɔ.

8 Ne amewunya alo dzrenya,
avuwɔnya alo nya bubua ḍe dɔ-
drɔ̃ sesẽ na wò le wò duwo me
la, ekema tso nayi teƒe, si Yeho-
wa, wò Mawu atia, 9 eye nabia
ta le [h]nunɔla, siwo nye Lewitɔwo h Kron. II. 19, 8. 11.
kpakple ʋɔnudrɔ̃la, si li le ɣe- i 10, 9; Mo. IV. 18, 8–20; Kor. 1. 9, 13.
maɣi la gbɔ, eye woagblɔ afia-
tsonya na wò. 10 Emegbe natso
afia, abe alesi wogblɔ na wò le
teƒe, si Yehowa atia la ene; eye
nawɔ nusiwo katã wofia wò la
pɛpɛpɛ. 11 Wɔ nusiwo wofia wò
kple afiatsonya, siwo wogblɔ na
wò la dzi, eye [k]megadze ḍe ḍusi k kp. 20.
alo mia me le afiatsonya, siwo
wogblɔ na wò la me o. 12 Ke ne
amea ḍe sẽ to ḍe nunɔla, si le
Yehowa, wò Mawu, subɔm le afi-
ma, kple ʋɔnudrɔ̃la ŋu, eye meḍo
to wo o la, ekema woawu ame la;
eye woaḍe vɔ̃ la ḍa le Israel dome,
13 bena Israel blibo la nasee, eye
wòavɔ̃, ne womagasẽ to azɔ o.

Fia ŋu se.

14 Ne èva anyigba, si Yehowa,
wò Mawu, le na wò ge la dzi, eye
nèxɔe wònye tɔwò nètso aƒe ḍe
edzi, emegbe [l]nagblɔ bena: Maḍo l Sam. I. 8, 5. 6.
fia ḍe ḍokuinye nu abe dukɔ, siwo
katã ƒo xlãm ene la, 15 ekema na-
ḍo fia, si Yehowa, wò Mawu, atia
la, ḍe ḍokuiwò nu; natsɔ nɔviwò-
wo dometɔ ḍeka aḍo fia ḍe ḍo-
kuiwò nu; mèkpɔ mɔ aḍo du bubu
me tɔ, si menye nɔviwò o la, ḍe
ḍokuiwò nu o. 16 Ḍeko sɔ geḍe
meganɔ esi o, eye megaḍo dukɔ
la ḍe Egipte, be wòaƒle [a]sɔwo o,
elabena Yehowa gblɔ na mi bena:
Migagbugbɔ to mɔ sia dzi o. 17
[c]Fia nagaḍe srɔ̃ geḍe o, ne eƒe dzi
nagatre mɔ o, eye klosalo kple
sika geḍe akpa hã meganɔ esi o.
18 Eye ne eva fiazi dzi la, wòana
Lewitɔwo, siwo nye nunɔlawo la,
nagbugbɔ se sia aŋlɔ nɛ ḍe agbalẽ
me. 19 Eye wòanɔ esi wòaxlẽ
le eƒe agbe me ŋkekewo katã me,
ne wòanya alesi wòavɔ̃ Yehowa,
eƒe Mawu la, eye wòalé se kple
ḍoḍo siawo katã me nyawo me ḍe
asi, eye wòawɔ wo dzi; 20 ne ma-
gado eḍokui ḍe dzi ḍe nɔviawo
ŋu, eye wòadze le se la ŋu ḍe
ḍusi alo mia me o, ne eya kple
viaŋutsuwo nanɔ zi la dzi eteƒe
nadidi le Israel dome.[g]

Afisi nunɔlawo nakpɔ woƒe nuḍuḍu tsoe.

18. Lewi-to blibo la, si nye nu-
nɔlawo la, maxɔ gome alo
domenyinua ḍeke akpe ḍe Israel
ŋu o, ke boŋ woatsɔ Yehowa ƒe
dzovɔsa, si nye woƒe domenyinu
la, anyrɔ wo ḍokui.[i] 2 Womaxɔ do-
menyinua ḍeke ḍe wo nɔviwo
dome o, elabena Yehowa ŋutɔe
nye woƒe domenyinu, abe alesi
wòḍo ŋugbe na wo ene. 3 Nunɔ-
lawo ƒe adzɔ enye si: Ne dukɔ
la tsɔ nyi alo alẽ sa akpeḍavɔ
la, ekema woatsɔ abɔ kple glã
kpakple dɔgbo na nunɔlawo. 4 Na-
tsɔ wò agblemenu, wò wein kple
wò ami ŋgɔgbeawo kpakple wò
alẽfu, si nètre koko la, ana wo.
5 Elabena Yehowa, wò Mawu, tia
wo tso wò toawo katã me, bena
woawo kple wo viwo nasubɔ le
Yehowa ƒe ŋkɔ me ɣesiaɣi. 6 Ne
Lewitɔa ḍe tso Israel blibo la ƒe
dua ḍe me, afisi wònye amedzro
le, va la, ekpɔ mɔ ayi teƒe, si Ye-
howa atia la faa, abe alesi wòdi
ene, 7 eye wòasubɔ le Yehowa,
eƒe Mawu, ƒe ŋkɔ me abe nɔvia
Lewitɔ bubuawo katã, amesiwo le
Yehowa ŋku me afima la ene.
8 Eya hã naxɔ adzɔ ma kpli wo,
negbe ƒomenu, si amea ḍe dzra
la, koe mele eme o.

Woatsri dzosasa kple afakaka.

9 Ne èyi anyigba, si Yehowa, wò
Mawu, le na wò ge dzi la, ekema

megasrɔ̃ dukɔ mawo ɖe ŋunyɔ-
nuwo nawɔ o. 10 Amea ɖeke me-
ganɔ dowòme, si ana woatɔ dzo
viaŋutsu alo vianyɔnu o, eye bo-
kɔnɔ, golodola, zidoedola kple
dzotɔ,[b] 11 busudoamela, adzetɔ,
nukala kple [d]ŋɔliyɔlaa ɖeke me-
ganɔ dowòme o. 12 Amesiame,
si le nusia wɔm la, ŋunyɔnu wò-
nye na Yehowa, elabena ŋunyɔnu
siawo ta Yehowa, wò Mawu, le wo
nyã ge le ŋgɔwò ɖo. 13 [c]Ku ɖe
Yehowa, wò Mawu la ŋu blibo.
14 Elabena dukɔ, siwo nyã ge
nala la, ɖoa to golodolawo kple
bokɔnɔwo; ke wò la, Yehowa, wò
Mawu, meɖe esia ɖe mɔ na wò o.

Nyagblɔɖila vavã la ava.

15 Yehowa, wò Mawu, le nya-
gblɔɖilaa ɖe ɖo ge na wò tso nɔ-
viwòwo dome abe nye ene, ame
sia miaɖo toe![f] 16 Esi [g]nèɖe ku-
ku na Yehowa, wò Mawu, le Xo-
reb gbɔ le takpegbe la gblɔ bena:
nyemate ŋu agase Yehowa, nye
Mawu, ɖe gbe o, eye nyemate ŋu
agakpɔ dzo gã sia, ne maku o la,
17 Yehowa gblɔ nam be: Wo-
gblɔe ɖe etefe.[h] 18 Mele nyagblɔ-
ɖilaa ɖe ɖo ge na wo tso wo nɔ-
viwo dome abe wò ene, eye wòa-
gblɔ gbe, siwo katã mede asi nɛ
la, na wo. 19 Amesi ke meɖo to
nya, siwo wòagblɔ le nye ŋkɔ dzi
o la, mabia tso ame la si. 20 Ke
ne nyagblɔɖilaa ɖe do eɖokui ɖe
dzi, eye [i]wògblɔ nya, siwo nye-
megblɔ nɛ o la, le nye ŋkɔ dzi,
alo [k]wògblɔ nya le mawu bubuwo
ɖe ŋkɔ dzi la, woawu nyagblɔɖila
ma. 21 Ne àbu le wò dzi me
bena: Aleke míate ŋu adze si nya,
si Yehowa megblɔ o la? 22 Ne
nyagblɔɖilaa ɖe gblɔ nya le Ye-
howa ɖe ŋkɔ dzi, gake nya la
meva me o, eye medze edzi o
la, ekema menye Yehowae gblɔ
nya la o, ke boŋ nyagblɔɖila la
ŋutɔe do eɖokui ɖe dzi hegblɔe;
eyata megavɔ̃e o.

Sitsofeduwo.

19. [n]Ne Yehowa, wò Mawu, tsrɔ̃
dukɔ, siwo ɖe anyigba Ye-
howa, wò Mawu be, yeatsɔ na wò,
eye nènyã wo hele wofe duwo
kple xɔwo me la, 2 ekema natia
du etɔ̃ ɖe wò anyigba, si Yeho-
wa, wò Mawu, le na wò ge wòa-
nye tɔwò la dzi.[a] 3 Nata mɔ ayi
afima, eye namã wò anyigba, si
Yehowa, wò Mawu, le na wò ge
wòanye wò domenyinu la, ɖe akpa
etɔ̃ me, eye amewula nasi ayi afi-
ma. 4 Ale amesi asi ayi afima
atsi agbe la, ɖe nya anɔ enye si:
Ne amea ɖe wu nɔvia, evɔ wònye
mebua o, eye melé fui tsã hã o,
5 alo ne amea ɖe kple nɔvia woyi
ave me nake fɔ ge, eye wòkɔ fia
dzi, be yealã nake, kasia fia tu le
atia me hedze nɔvia wòku la, eke-
ma wòasi ayi du siawo dometɔ
ɖeka me, bena wòatsi agbe, 6 ne
hlɔ̃tɔ magado dziku ati amewula
yome, eye wòatui awui, le esi mɔ
didi akpa ta o, evɔ wònye medze
ku o hafi, elabena melé fui tsã
o. 7 Eyata meɖe se na wò be,
natia du etɔ̃ na ɖokuiwò. 8 Ke
ne Yehowa, wò Mawu, keke wò
lifo ɖe nu, abe alesi wòka atam
na fofowòwo ene, eye wòtsɔ anyi-
gba blibo la, si ŋugbe wòdo na
fofowòwo la, na wò, 9 ke esi nèlé
se blibo, si meɖe na wò egbe la,
me ɖe asi, eye nèwɔ edzi, èlɔ̃
Yehowa, wò Mawu la, eye nèzɔ
eɖe mɔwo dzi ɣesiaɣi ta la, eke-
ma natsɔ du etɔ̃ akpe ɖe wo ame
etɔ̃ siawo ŋu, 10 ne womagakɔ
ame maɖifɔa ɖeke ɖe ʋu ɖe wò
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le
na wò ge wòanye wò domenyinu
la dzi, eye naɖe hlɔ̃ɖe o. 11 Ke
ne amea ɖe lé fu nɔvia, eye wòde
xa ɖi nɛ heɖo veviɖe nɛ wòku,
emegbe wòsi yi du siawo dometɔ
ɖeka me la, 12 ekema wo de dume-
gãwo naɖɔ ame woaɖakplɔe tso
afima vɛ, eye woatsɔe ade asi na
hlɔ̃tɔ, ne wòawu. 13 Megakpɔ eta
o, ke natutu ame maɖifɔ ɖe ʋu
ɖa le Israel dome, bena wòanyo
na wò.

Megaɖɔ li lifo o!

14 [l]Megaŋe nɔviwò ɖe lifo, si
tɔgbuiwòwo ɖe ɖe wò anyigba
dzi, be wòanye wò domenyinu le
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le
na wò ge wòanye tɔwò la dzi, ɖe
eme o.

Aɖaŋuɖaseɖilawo ɖe tohehe.

15 Ame ɖeka mekpɔ mɔ aɖi
ɖase le amesi ke da vo alo wɔ
nuvɔ̃ bubu ɖomevia ɖe la ŋu o,
ke boŋ ne ame eve alo ame etɔ̃
ɖi ɖase la, hafi woaxɔ nya la.[o]

a 4, 41–43.
b Mo.III.18, 21; 19, 26. 31; 20, 27.
d Sam.I.28, 11.
c Mo.I.6, 9; Ps. 15, 2.
f Mo.IV.12, 6-8; Yoh. 1, 45; 6, 14; Dɔ. 3, 22; 7, 37; Heb. 12, 24.
g Mo.II.20, 19; Heb. 12, 19.
h 5, 25.
i Yer. 14, 15.
k 13, 6.
l 27, 17.
n kp. 1–13; kpɔ Mo.IV.35, 6–34; Yos. 20.
o 17, 6; Yoh. 8, 17; Kor. II. 13, 1.

16 Ne aʋatsoɖasefoa ɖe ɖi ɖase
le amea ɖe ŋu heli sedzidanyaa
ɖe ɖe edzi la, 17 ekema ŋutsu
eve, siwo dome dzrea dzɔ ɖo la,
[a]nava nunɔlawo kple ʋɔnudrɔ̃la- a 17, 9.
wo, amesiwo li le ɣemaɣi la, gbɔ le
Yehowa ŋku me. 18 Eye ne ʋɔ- b Mo. IV. 21, 21.
nudrɔ̃lawo dzro nya la me tsito-
tsito kpɔ bena, aʋatsoɖase ɖim
wòle, eye wòka aʋatso ɖe nɔvia
si la, 19 ekema miawɔe, abe alesi
wòbe, yeawɔ nɔviae ene, eye naɖe
vɔ̃ la ɖa le dowòme. 20 Eye ame
mamleawo asee, eye woavɔ̃, ne
womagawɔ nu vɔ̃ɖi sia tɔgbe le
dowòme azɔ o. 21 Megakpɔ eta
o, ke boŋ [d]agbe ɖe agbe teƒe, d Mo. II. 21, 23 v. 25.
ŋku ɖe ŋku teƒe, aɖu ɖe aɖu teƒe, e Mo. IV. 31, 7. 17.
asi ɖe asi teƒe, afɔ ɖe afɔ teƒe.

Aʋawɔwɔ ŋu se.

20. Ne èho aʋa ɖe wò futɔwo
ŋu, eye nèkpɔ sɔwo, tasia-
ɖamwo kple aʋakɔ, si sɔ gbɔ wu
wò la, megavɔ̃ wo o, elabena Ye-
howa, wò Mawu, si kplɔ wò tso f Yos. 10, 40.
Egipte-nyigba dzi la, li kpli wò.
2 Hafi miava ho aʋa la, nunɔla
natsi tre, eye wòaƒo nu kple aʋa-
kɔ la 3 agblɔ na wo bena: Israel g 7, 1. 2.
see, egbe miele aʋa ho ge ɖe
miaƒe futɔwo ŋu, dzi megaɖe le
mia ƒo o, eye migavɔ̃ o, dzidzi me-
gaƒo mi o, eye womegadzi ŋɔ na
mi o!

Amesi avo tso aʋawɔwɔ me.

4 Elabena Yehowa, mia Mawu,
ayi kpli mi, be wòawɔ aʋa kple
miaƒe futɔwo na mi, eye wòaxɔ
na mi. 5 Eye [h]dzikpɔlawo nagblɔ h 16, 18.
na aʋakɔ la bena: Ne ŋutsua ɖe
tu xɔ yeye, eye meʋu ɖe eme
haɖe o la, ekema wòagbugbɔ ayi
aƒe, bena magaku ɖe aʋa me, eye
ŋutsu bubu naʋu ɖe eme o. 6 Ne
ŋutsua ɖe de weingble, eye [i]me- i 28, 30; Mo. III. 19, 24. 25.
ɖe nu eme nua ɖeke ŋu haɖe o
la, ekema wòagbugbɔ ayi aƒe,
bena magaku ɖe aʋa me, eye ŋu-
tsu bubu nawɔ eŋu dɔ o. 7 Ne
ŋutsua ɖe bia nyɔnu ta, eye [k]me- k 24, 5.
kpɔ dee haɖe o la, ekema wòa-
gbugbɔ ayi aƒe, bena magaku ɖe
aʋa me, eye ŋutsu bubu nadee o.
8 Eye dzikpɔlawo naƒo nu kple
aʋakɔ la ayi dzi agblɔ bena: [l]Ne l Ʋɔn. 7, 3.
ŋutsua ɖe le vɔvɔ̃m, eye dzi mele
eƒo o la, ekema wòagbugbɔ ayi
aƒe, bena magaɖe vɔvɔ̃ lãme na
nɔviawo abe eya ŋutɔ ene o. 9
Eye ne dzikpɔlawo ƒo nu kple
aʋakɔ la vɔ la, ekema woaɖo
aʋafiawo aʋakɔ la nu.

Alesi woawɔ le duxɔxɔ me.

10 Ne èho aʋa ɖe dua ɖe ŋu, eye
nète tui la, ekema bia be, [b]wòana
ta. 11 Ne wolɔ̃ edzi na wò, eye
woʋu agbo na wò la, ekema ame-
siwo katã le eme la, nawɔ dɔ na
wò, eye woasubɔ wò. 12 Ke ne
wobe, yewomana ta o, eye woho
aʋa ɖe ŋuwò la, ekema ɖe to ɖe
wo; 13 eye ne Yehowa, wò Mawu,
tsɔ wo de asi na wò la, ekema
wu ŋutsu, siwo katã le eme la,
kple yi;[c] 14 negbe nyɔnuwo kple
ɖeviwo kple lãwo kpakple abo-
yonu, siwo katã le dua me la, ko
naha na ɖokuiwò, eye naɖu wò
futɔwo ƒe aboyonu, siwo Yehowa,
wò Mawu, na wò la. 15 Alea na-
wɔ du, siwo katã le adzɔge ʋĩ
tso gbɔwò, eye womenye dukɔ
siawo ƒe duwo o la hãe. 16 Ke
mèkpɔ mɔ ana [f]amea ɖeke natsi
agbe le dukɔ siawo ƒe du, siwo
Yehowa, wò Mawu, ana wò wòanye
wò domenyinu la me o; 17 ke boŋ
natsrɔ̃ [g]Xititɔwo, Amoritɔwo, Ka-
naanitɔwo, Perizitɔwo, Xiwitɔwo
kple Yebusitɔwo gbidigbidi, abe
alesi Yehowa, wò Mawu, ɖe se na
wò ene, 18 ne womagava fia ŋu-
nyɔnu, siwo katã wowɔna na woƒe
mawuwo la, wɔwɔ mi, eye miawɔ
nuvɔ̃ ɖe Yehowa, mia Mawu ŋu o.
19 Ne èbe, yeawɔ aʋa kple dua
ɖe axɔe, eye nèɖe to ɖee eteƒe
didi la, ekema megatsɔ fia gblẽ
woƒe atiwo o, ke boŋ èkpɔ mɔ
aɖu woƒe tsetse, eye megalã wo
o, elabena agblemeti menye ame
wònye nèva to ɖe ge ɖee o.
20 Negbe ati, siwo nènya be, wo-
medua woƒe tsetse o la, ko na-
gblẽ, eye nalã wo atsɔ tɔ kpɔ ɖe
du, si le aʋa wɔm kpli wò la ŋu,
vaseɖe esime naɖu edzi.

Alesi woawɔ le amedzro kuku ŋu.

21. Ne wofɔ ame kukua ɖe le
gbe me le anyigba, si Ye-
howa, wò Mawu, le na wò ge wòa-
nye tɔwò la dzi, eye womenya
amesi wui o la, 2 ekema wò ame
tsitsiwo kple wò ʋɔnudrɔ̃lawo
naɖo ayi, eye woadzidze ame kuku
la kple du, siwo ƒo xlãe la dome.

3 Eye du, si tsɔ ḍe ame kukua
gbɔ la me ame tsitsiwo nana nyi-
nɔvi ḍeka, si mewɔ dɔ kpɔ o, eye
womede kɔkuti kɔ nɛ kpɔ o la.
4 Eye du ma me ame tsitsiwo na-
kplɔ nyinɔ la ayi balia ḍe, si me
tɔ makumaku si to la me, afisi
womede agble ḍo o, eye womeƒã
nu ḍo o, eye woaŋe kɔ le nyinɔ
la nu le bali la me afima. 5 Eme-
gbe nunɔlawo, amesiwo nye Lewi-
viwo la, nate va, elabena woawo
Yehowa, wò Mawu tia, bena woa-
subɔe, eye woayra ame ḍe Yeho-
wa ƒe ŋkɔ dzi, eye [b]alesi wogblɔ
la, nenema nu woadrɔ̃ dzrenya
kple avuwɔnyawo katã ḍo. 6 Eye
du, si tsɔ ḍe ame kukua gbɔ la
me ame tsitsiwo katã [d]naklɔ asi
ḍe nyinɔ, si nu woŋe kɔ le, le ba-
lia me la dzi 7 ahagblɔ bena:
Menye míaƒe asie kɔ ʋu sia ḍi o,
eye míaƒe ŋku mekpɔ eteƒe o.
8 Yehowa, lė avu wò dukɔ, si
nėxɔ ƒle la, eye megabia ʋu ma-
ḍifɔ tso wò dukɔ Israel si o!
Ekema woaḍe ʋu la ḍa le wo dzi.
9 Ne ėbe, yeawɔ nusi anyo le Ye-
howa ŋku me la, ekema [f]ḍe ʋu
maḍifɔ la ḍa le dowòme.

Nyɔnu lélewo ŋu nya.

10 Ne ėho aʋa ḍe wò futɔwo
ŋu, eye Yehowa, wò Mawu, tsɔ
wo de asi na wò, eye nėḍe aboyo
wo dometɔa ḍewo, 11 eye nėkpɔ
nyɔnu dzetugbea ḍe la aboyo-
meawo dome, eye nėlɔ̃e heḍee
wòzu srɔ̃wò la, 12 ekema nakplɔe
ayi wò xɔgã me, eye wòako ta,
akpa eƒe fetsuwo. 13 Eyome wòa-
ḍe avɔ, si le eŋu, hafi woḍe abo-
yoe la ḍi, eye wòatsi aƒewò me;
wòafa fofoa kple dada ɣleti ḍeka
sɔŋ, emegbe nayi egbɔ aḍee wòa-
zu srɔ̃wò. 14 Ke ne eƒe nu me-
ganyo ŋuwò o la, ekema naḍe asi
le eŋu wòanɔ eḍokui si; ḍeko
megatsɔe dzra xɔ ga o, eye me-
gasẽ ŋuta le eŋu o, elabena ėḍɔ
egbɔ xoxo.

Vi ka anyi fofoa dome?

15 Ne ŋutsua ḍe ḍe nyɔnu eve,
eye [k]wòlɔ̃ ḍeka, ke melɔ̃ evelia o,
eye esi wòlɔ̃na kple esi melɔ̃na
o la siaa dzi viwo nɛ, gake esi
melɔ̃na o la tɔ nye eƒe ŋgɔgbe-
viŋutsu, 16 eye azã su wòle do-
menyinu mã ge na viawo la, eke-
ma mekpɔ mɔ atsɔ esi wòlɔ̃na ƒe
viŋutsu awɔ ŋgɔgbevi ḍe esi me-
lɔ̃na o ƒe viŋutsu teƒe o; 17 ke
boŋ wòabu esi melɔ̃na o la ƒe vi-
ŋutsu ŋgɔgbevii, eye wòana nu-
siwo katã le esi lae zi gbɔ zi eve
awu; elabena eyae nye eƒe [a]ali
me vi gbãtɔ, eye etɔe nye dome-
nyinu la.

Dutsuvi maḍotowo.

18 Ne ŋutsuvi dzeaglã, sẽtoa
ḍe le amea ḍe si, eye meḍoa to
fofoa kple dada ƒe gbe o, eye
wohe to nɛ, gake mesee o la,
19 ekema fofoa kple dada nalée
ayi du me ame tsitsiawo gbɔ, eye
woakplɔe ayi du la ƒe ʋɔnu. 20
Eye woagblɔ na du me ame tsi-
tsiawo bena: Mía viŋutsu sia enye
ame dzeaglã kple tosẽla, meḍoa
to míaƒe gbe o, eye wònye ame
baḍa kple ahamũla. 21 Emegbe
[e]dua me ŋutsuwo katã naƒu kpee
wòaku. Ale naḍe vɔ̃ la ḍa le do-
wòme, eye Israel blibo la nasee,
eye wòavɔ̃.

Ame ḍekavewo ŋu nya.

22 Eye ne amea ḍe wɔ nua ḍe,
si dze ku, eye wowui, eye nėḍe
kae ḍe ati ŋu la, 23 ekema me-
gagblẽ eƒe kukua ḍi [g]ŋu nake ḍe
edzi o, ke boŋ naḍii gbemagbe
ke, elabena Mawu ƒo fi de [h]amesi
wode kae ḍe ati ŋu la, eye me-
gagblẽ kɔ ḍo na anyigba, si Ye-
howa, wò Mawu, le na wò ge
wòanye wò domenyinu la o.

Se bubu ƒomeviwo. Nublanuikpɔkpɔ na
amewo kple lãwo siaa.

**22.** Ne ėkpɔ nɔviwò ƒe nyi alo
alẽ tre mɔ la, megato eŋu
yi o, ke boŋ gakplɔe yi na nɔvi-
wò.[i] 2 Ke ne nɔviwò mele kpui-
ƒe o, eye mėnyae hã o la, ekema
kplɔe va aƒewò me, eye wòatsi
gbɔwò, vaseḍe esime nɔviwò la
nabia eta; emegbe nagbugbɔe nɛ.
3 Alea nawɔ eƒe tedzi kple eƒe
avɔ kpakple nusianu, si nɔviwò
bu nėfɔ lae; megato wo ŋu yi o.
4 Ne ėkpɔ nɔviwò ƒe tedzi alo
nyi dze anyi ḍe mɔ dzi la, me-
gato eŋu yi o, ke boŋ nakpe ḍe
eŋu, miafɔe ḍe tsitre. 5 Nyɔnua
ḍeke megado ŋutsuwu o, eye ŋu-
tsua ḍeke megado nyɔnuwu o;
elabena amesi wɔ nusia la, enye
ŋunyɔnu na Yehowa, wò Mawu la.
6 Ne ėle mɔ dzi, eye nėfɔ xe-
vitɔ, si me vi alo azi le, le atia

a Mo. I. 49, 3.
b 17, 8. 9.
d Mat. 27, 24.
e 13, 11. 12.
f Mo. IV. 35, 33.
g Yos. 8, 29; 10, 27.
h Gal. 3, 21.
i Mo. II. 23, 4.
k Mo. I. 29, 30.

ḍe dzi alo anyígba, eye dada tsyɔ
akɔ ḍe viawo alo aziawo dzi la,
ekema megalé dada kple viawo
siaa o; 7 ke boŋ [a]ḍe asi le dada
ŋu, eye nalé viawo ko, ne wòanyo
na wò, eye nanɔ agbe didie.
8 Ne ètu xɔ yeye la, ekema tɔ
kpɔ ḍe xɔ la ta, bena amea ḍeke
magage le edzi, eye nana wò aƒe
naḍe hlɔ̃fe o.
9 Megaƒã nuku eve ƒomevi ḍe
wò [b]weingble me o, bena nuku,
si nèƒã kple weintsetseawo siaa
nagazu adzɔ na kɔkɔe la o. 10 Me-
gana nyitsu kple tedzi natsaka
aŋlɔ agble na wò o. 11 Megatsɔ
lãfu kple ḍeti tsaka lɔ̃ avɔe o.[d]
12 De gbo wò avɔ, si nètsyɔna
la, ƒe dzogoe eneawo ŋu.[e]

Ahasiwɔwɔ ŋu sewo.

13 Ne amea ḍe ḍe srɔ̃, eye wò-
dɔ egbɔ, emegbe wòlé fui, 14 eye
wògblɔ ŋukpenanyawo ḍe eŋu he-
gblẽ eƒe ŋkɔ gblɔ bena: Esi meḍe
nyɔnu sia, eye medɔ egbɔ, nye-
mekpɔe aƒe o la, 15 ekema nyɔ-
nuvia fofo kple dada natsɔ avɔ
la ava dumegãwo ŋku me le ʋɔ-
nu. 16 Eye nyɔnuvia fofo nagblɔ
na ame tsitsiawo bena: Metsɔ vi-
nyenyɔnu na ŋutsu sia wòḍe, ke
eva lé fui, 17 eye wògblɔ ŋukpe-
nanyawo ḍe eŋu gblɔ bena: Nye-
mekpɔ viwònyɔnu la aƒe o; evɔ
wònye vinyenyɔnu ƒe avɔ enye
si hafi. Eye wòakeke avɔ la ḍe
dumegãwo ŋku me. 18 Ekema
dumegãwo nalé ŋutsu la aƒo. 19
Eyome wòaxe [h]klosalo alafa ḍeka
na nyɔnuvia fofo, le esi wògblẽ
Israel-ḍetugbi ŋkɔ ta; emegbe
woatsɔe nɛ wòanye srɔ̃, eye maḍe
asi le eŋu le eƒe agbe me ŋkekewo
katã me o. 20 Ke nenye nyate-
ƒee be, womekpɔ nyɔnuvi la aƒe
o la, 21 ekema woakplɔ nyɔnuvi
la ayi fofoa ƒe xɔ nu, eye dua me
ŋutsuwo naƒu kpee wòaku, ela-
bena ewɔ [k]ŋukpenanu le Israel,
eye wòwɔ ahasi le fofoa ƒe me.
Ale naḍe vɔ̃ la ḍa le dowòme.
22 Ne wolé ŋutsu, si [l]ḍe asi
nyɔnu srɔ̃tɔa ḍe ŋu la, ekema
woawu ŋutsu, si ḍe asi nyɔnua
ŋu kpakple nyɔnu la siaa. Ale naḍe
vɔ̃ la ḍa le Israel! 23 Ne wobia
nyɔnuvia ḍe ta, hafi ŋutsua ḍe lée
le dua me ḍe asi eŋu la, 24 eke-
ma woakplɔ wo kple eve la ayi

a Mo.III.22,28.
b Mo.III.19,19.
d Mo.III.19,19.
e Mo.IV.15,38.
f Mo.II.22,15.
g Mo.III.18,8.
h kp. 29.
i Mo.IV.22,5.6.
k Mo.I.34,7.
l Mo.III.20,10.
m Mo.I.25,25.26.

dua godo, eye woaƒu kpe wo woa-
ku; woawu nyɔnuvi la, elabena
du mee wòlée le, gake medo ɣli o;
woawu ŋutsu la, elabena egblẽ
nɔvia srɔ̃. Ale naḍe vɔ̃ la ḍa le
dowòme. 25 Ke nenye gbe mee
ŋutsua lé amea ḍe ƒe ŋugbetɔ le
sesẽ ḍe asi eŋu la, ekema woawu
ŋutsu, si ḍe asi eŋu la, ḍeḍeko.
26 Migawɔ naneke nyɔnuvi la o,
elabena mewɔ naneke, si dze ku
o; ke boŋ nya la nanɔ, abe alesi
amea ḍe adze nɔvia dzi awui la,
ƒe nya ene. 27 Elabena gbe mee
wòlée le, eye ne ŋugbetɔ la do
ɣli hã la, amea ḍeke meli axɔ nɛ
o. 28 Ne amea ḍe lé nyɔnuvi, si
ta womebia o, hede asi eŋu, eye
wolé wo la, 29 ekema [f]ŋutsu, si
ḍe asi eŋu la, naxe klosalo blaatɔ̃
na nyɔnuvia fofo, eye wòaxɔe aḍe,
le esi wògblẽe la ta, eye mekpɔ
mɔ aḍe asi le eŋu le eƒe agbe me
ŋkekewo katã me o.

Amesiwo woaxɔ ḍe Afetɔ ƒe ha me.

23. Amea ḍeke megaḍe fofoa
srɔ̃, eye wòaklo fofoa ƒe
avɔ o.[g]
2 Amesi woto voku na, alo wo-
lã kakalikɛ nɛ la, mekpɔ mɔ anɔ
Yehowa ƒe ha la me o. 3 Aha-
sivia ḍeke mekpɔ mɔ anɔ Yeho-
wa ƒe ha la me o; kekeke eƒe
dzidzime ewolia ke hã mekpɔ mɔ
anɔ Yehowa ƒe ha la me o. 4 Amo-
nitɔ kple Moabitɔa ḍeke mekpɔ mɔ
anɔ Yehowa ƒe ha la me o, ke-
keke woƒe dzidzime ewolia ke hã
mekpɔ mɔ anɔ Yehowa ƒe ha la
me gbeḍe o; 5 elabena wometsɔ
abolo kple tsi va kpe mi le mɔ
dzi, esime mieʋu tso Egipte la
o, eye woda [i]Bileam, Beor vi, tso
Petor le Mesopotamia ḍe mia ŋu,
be wòaƒo fi aḍe mi. 6 Ke Yeho-
wa, wò Mawu, meḍo to Bileam
o, eye Yehowa, wò Mawu, na fiƒo-
ḍe la trɔ zu yayra na wò, le esi
Yehowa, wò Mawu, lɔ̃ wò ta. 7 Me-
gadi nyuie alo dzɔgbenyuie na
wo le wò agbe me ŋkekewo katã
me gbeḍe o. 8 Meganyɔ ŋu Edo-
mitɔ o, elabena [m]nɔviwò wònye,
eye meganyɔ ŋu Egiptetɔ o, ela-
bena ènye amedzro kpɔ le eƒe
anyigba dzi. 9 Woƒe dzidzimevi
etɔ̃lia kpɔ mɔ anɔ Yehowa ƒe ha
la me.

Se vovovowo.

10 Ɖe ėho aʋa ɖe wò futɔwo
ŋu, eye nèƒu asaɖa anyi la, eke-
ma kpɔ nyuie le vɔ̃wo katã ŋu.
11 Ne ŋutsua ɖe le dowòme, amesi
nyẽ tsi le zã me, eye [a]eŋu mekɔ
o la, ekema wòado le asaɖa la
me, eye mekpɔ mɔ ava asaɖa la
me o. 12 Le ɣetrɔ me la wòale
tsi, eye ne ɣe ɖo to la, ekpɔ mɔ
ava asaɖa la me. 13 Ɖo agboti
ɖe asaɖa godo, afima nade afɔdzi
ɖo. 14 Eye nakpa ati gbabɛ akpe
ɖe wò aʋawɔnuwo ŋu, eye ne èle
afɔdzi de ge la, natsɔe aɖe doe,
emegbe natsɔe axe ke ɖe edzi.
15 Elabena Yehowa, wò Mawu,
[e]le yiyim le wò asaɖa la me, be-
na wòaxɔ na wò, eye wòatsɔ wò
futɔwo ade asi na wò. Eyata wò
asaɖa nanɔ kɔkɔe, ne magakpɔ
fenua ɖeke, eye wòatrɔ adzo le
gbɔwò o.

16 Ne kluvia ɖe, si le eƒe aƒetɔ
gbɔ, va si wò tso la, megakplɔe
de asi na eƒe aƒetɔ o. 17 Ke boŋ
wòatsi gbɔwò le wò duwo dometɔ
ɖeka, si dze eŋu wòtia la me, eye
[g]megatee ɖe anyi o.

18 Gboloa ɖeke meganɔ Israel-
viŋyɔnuwo dome o, eye Israel-
viŋutsua ɖeke meganye ahasitɔ o.[h]
19 Megaɖe adzɔgbe atsɔ nyɔnu
alo [i]ŋutsu ƒe ahasihoa ɖeke ava
Yehowa, wò Mawu la, ƒe me o,
elabena ŋunyɔnu woa kple eve
lasiaa nye na Yehowa, wò Mawu la.[k]

20 Megaxɔ deme le nɔviwò si
o, eɖanye ɖe ga alo nuɖuɖu alo
nusianu, si woado woaxɔ deme ɖe
dzi la dzi o.[l] 21 Ekpɔ mɔ axɔ
deme le du bubu me tɔwo si, ke
megaxɔ deme le nɔviwò si o, bena
Yehowa, wò Mawu, nayra wò le
nusiwo katã nètsɔ wò asi wɔ dɔ
kpɔ la me, le anyigba, si dzi yim
nèle, be naxɔe wòanye tɔwò la dzi.

22 Ne ėɖe adzɔgbe na Yehowa,
wò Mawu la, ekema megahe edzi-
wɔwɔ ɖe megbe o, elabena Ye-
howa, wò Mawu, abiae tso asiwò
kokoko, ne megaɖi fɔ o.[p] 23 Ke
ne ėgbe adzɔgbeɖeɖe la, ekema
mèɖi fɔa ɖeke o. 24 Lė nya, si
do le nuwò la me ɖe asi, eye
nawɔ nya, si nègblɔ heɖe adzɔ-
gbe le ɖokuiwò si na Yehowa,
wò Mawu la dzi.

25 Ne èva hawòvi ƒe weingble
me la, ekema ɖu tsetseawo alesi
dze ŋuwò, vaseɖe esime naɖi ƒo;
ɖeko megatsɔ ɖeke ɖe wò nuwo
me o. 26 Ne èva hawòvi ƒe mɔ-
ligble me la, èkpɔ mɔ atsɔ asi
aƒlɔ mɔlikuawoe, ɖeko megatsɔ
hɛ si hawòvi ƒe mɔli o.[b]

Srɔ̃gbegbalẽ.

24. Ne amea ɖe ɖe nyɔnu wòzu
srɔ̃, emegbe eƒe nu mega-
nyo eŋu o, le esi wòwɔ ŋukpe-
nanu ta, eye [d]wòŋlɔ kaklãgbalẽ
ɖe esi henyãe tso eƒe me; 2 eye
wòʋu le eƒe me ɖaɖe ŋutsu bubu,
3 eye ŋutsu sia hã lé fui, eye wò-
ŋlɔ kaklãgbalẽ ɖe esi henyãe tso
eƒe me, alo ŋutsu sia, amesi xɔe
ɖe, ku la, 4 ekema ŋutsu gbãtɔ,
si nyãe la, mekpɔ mɔ agaɖee
wòazu srɔ̃ o, elabena wodo ŋu-
nyɔe. Ŋunyɔnu wònye le Yehowa
ŋku me, eyata megahe vɔ̃ va anyi-
gba, si Yehowa, wò Mawu, le na
wò ge wòanye wò domenyinu la
dzi o. 5 Ne amea ɖe ɖe srɔ̃ eteƒe
mediɖi o la, ekema [f]megayi aʋa
o, eye womaɖe dɔa ɖeke asi nɛ
o, ke boŋ wòanɔ eɖokui si le eƒe
me ƒe ɖeka, eye wòado dzidzɔ na
srɔ̃, si wòɖe la.

Se vovovowo, vevitɔ ame dahewo, tsyɔ̃eviwo kple amedzrowo ŋu sewo.

6 Womatsɔ te kple tevi aɖo
awɔbae o, elabena agbee nye eke-
ma xɔ ge woala awɔbae.
7 Ne wolė amea ɖe, si fi [k]nɔ-
via Israel-viwo dometɔa ɖe, eye
wòsẽ ŋuta le eŋu hetsɔe dzra la,
ekema woawu fiafi la. Ale naɖe
vɔ̃ la ɖa le dowòme.

8 Kpɔ ɖokuiwò dzi le anyidɔwo
ŋu, eye nalė nusiwo katã [n]nu-
nɔla, amesiwo nye Lewitɔwo, afia
wò la me ɖe asi, eye nawɔ wo
dzi pɛpɛpɛ. Lė nusiwo ŋu mede
se le na wò la me ɖe asi, eye
nawɔ wo dzi. 9 Ɖo ŋku nusi Ye-
howa, wò Mawu, wɔ Miryam le
mɔ ta, le esime mieʋu tso Egipte
la dzi.[o]

10 Ne ėdo nugbana na nɔviwò
la, megage ɖe eƒe me atsɔ nane
awɔbae o; 11 ke boŋ nɔ xexe,
eye amesi do nugbana le asiwò
la, natsɔ nu ava ɖo awɔba na wò.
12 Ke nenye ame dahe wònye la,
megana awɔbanu la natsi gbɔwò
adɔ o. 13 Ke boŋ, ne ɣe ɖo to la,

[a] Mo. III. 15, 16. 18.
[b] Mat. 12, 1.
[d] Mat. 5, 31. 32; 19, 7.
[e] Mo. III. 26, 12.
[f] 20, 7.
[g] Mo. II. 22, 20.
[h] Mo. III. 19, 29. Fia. 1. 14, 24.
[i] Mo. III. 18, 22; Nyaɖ. 22, 15.
[k] Mo. II. 21, 16.
[l] Mo. II. 22, 24; Mo. III. 25, 36.
[n] Mo. III. 13; 14, 2.
[o] Mo. IV. 12, 10 v. 15.
[p] Mo. IV. 30, 2.

[a]nagbugbɔ awɔbanu la nɛ, bena
wòate ŋu akpɔ avɔ atsyɔ amlɔ
anyii, eye wòayra wò, eye wòa-
trɔ zu dzɔdzɔenyenye na wò le
Yehowa, wò Mawu, ŋku me.
14 Megate [b]fetu ame dahe kple
hiãtɔwo o, eḍanye nɔviwò alo
amedzro, si le wò anyigba dzi du-
wo me la dometɔa ḍe o. 15 Gbe-
magbe ke naxe fe nɛ, eye ɣe
megaḍo to ḍee o, elabena ame
dahe wònye, eye eya ŋu eƒe ŋku
le, ne magayɔ Yehowa ḍe dziwò,
eye wòatrɔ zu fɔḍiḍi na wò o.
16 Megawu fofowo kpe ḍe viwo
ŋu o, eye megawu viwo kpe ḍe
fofowo ŋu o, ke boŋ amesiame
naku ḍe eƒe nuvɔ̃ ta.[e]
17 Megate amedzro kple tsyɔ̃evi
ƒe nya ḍe to o, eye megaxɔ ahosi
ƒe avɔ awɔbae o.[f] 18 [g]Ðo ŋku edzi
bena, ènye kluvi kpɔ le Egipte,
eye Yehowa, wò Mawu, xɔ wò ƒle
tso afima, eyata mede se na wò
be, nawɔ alea ḍo. 19 Ne èŋe nu
le wò agble me, eye nèŋlɔ ba-
blaa ḍe be ḍe agblea me la, eke-
ma megagbugbɔ yi, be natsɔe o,
ke boŋ amedzro, tsyɔ̃evi kple
ahosiwo tɔ wònye, ne Yehowa, wò
Mawu, nayra wò le wò asinuḍɔwo
katã me.[h] 20 Ne ègbe kutsetse-
wo le wò amiti dzi la, megava
tsa le eme ƒiaƒiaƒia o, ke boŋ
amedzro, tsyɔ̃evi kple ahosiwo tɔ
wònye. 21 Ne èxa nu le wò
weingble me la, megava tsa le
eme ƒiaƒiaƒia o, ke boŋ amedzro,
tsyɔ̃evi kple ahosiwo tɔ wònye.
22 Ðo ŋku edzi be, ènye kluvi
kpɔ le Egipte-nyigba dzi, eyata
mede se na wò be, nawɔ alea ḍo.

Ameƒoƒo ŋu se.

**25.** Ne dzre dzɔ ḍe ŋutsuwo
dome la, ekema woava ʋɔ-
nu, eye woadrɔ̃e na wo; woatso
afia na amesi ƒe nya dzɔ, eye
woabu fɔ amesi ƒe nya medzɔ o.
2 Eye ne fɔḍila dze ƒoƒo la, eke-
ma ʋɔnudrɔ̃la nana wòatsyɔ akɔ
anyi woaƒoe ḍe eƒe vodada la ta,
eye ʋɔnudrɔ̃la nanɔ eteƒe axlẽe.
3 [n]Zi blane dedie woaƒoe, eye
womaƒoe wòagbɔ edzi, alo woaƒoe
wòatso me o, ne womagaḍi gbɔ
nɔviwò le wò ŋku me o.
4 [o]Ne nyitsu le mɔli tugum la,
megabla nu nɛ o.

[a] Mo. II. 22, 26.
[b] Mo. III. 19, 13.
[d] Rut 4, 5; Mat. 22, 24.
[e] Fia. II. 14, 6; Xez. 18, 19. 20.
[f] Mo. II. 22, 20. 21.
[g] 16, 12.
[h] Mo. III. 19, 9. 10.
[i] Mo. III. 19, 35. 36.
[k] Mi. 6, 11.
[l] Mo. II. 17, 8-16.
[n] Kor. II. 11, 24.
[o] Kor. I. 9, 9; Tim. I. 5, 18.
[p] Sam. I. 15, 2. 3.

Nɔvi naḍe nɔvi kukua srɔ̃.

5 Ne nɔviŋutsuwo le afi ḍeka,
eye wo dometɔ ḍeka medzi ŋu-
tsuvia ḍeke hafi ku o la, ekema
ame kukua srɔ̃ mekpɔ mɔ aḍe
ŋutsu bubua ḍeke o, ke boŋ srɔ̃a
nɔvi naxɔe aḍe wòazu srɔ̃.[d] 6 Eye
ŋutsuvi gbãtɔ, si wòdzi la, nalé
nɔvia, si ku la, ƒe ŋkɔ ḍe te, ne
eƒe ŋkɔ magatsrɔ̃ le Israel o. 7 Ke
ne medze ŋutsu la ŋu be, wòaḍe
nɔvia srɔ̃ o la, ekema nyɔnu la
nayi ame tsitsiwo gbɔ le ʋɔnu
agblɔ bena: Srɔ̃nye nɔvi gbe be,
yemalé ye nɔvi ƒe ŋkɔ ḍe te le
Israel o; egbe be, yemaḍem o.
8 Emegbe dumegãwo nana woayɔ
ŋutsu la vɛ, eye woaƒo nu kplii;
ke ne ele dzi gblɔ be, eḍeḍe mele
ye dzrom o la, 9 ekema nɔvia srɔ̃
nate ḍe eŋu le ame tsitsiawo ŋku
me, eye wòaḍe afɔkpa le afɔ nɛ,
aḍe ta ḍe mo nɛ ahagblɔ bena:
Ale woawɔ ŋutsu, si be, yemalé
ye nɔvi ƒe aƒe ḍe te o la, enye
si. 10 Eye woatsɔ ŋkɔ nɛ le Israel
bena: Afɔ ƒuƒlutɔ ƒe aƒe.
11 Ne ŋutsuwo le avu wɔm kple
wo nɔewo, eye wo dometɔ ḍeka
srɔ̃ va, be yeaxɔ srɔ̃ le amesi le
eƒom si, eye wòdo asi ḍa lé ŋu-
tsu nɛ la, 12 ekema lã eƒe asi,
eye megakpɔ eta o.

Womagaba ame le nudzidze kple nudada me o.

13 Nudakpe eve ƒomevi, gãtɔ
kple suetɔ, meganɔ butu me na
wò o.[i] 14 Efa eve ƒomevi, gãtɔ
kple suetɔ, meganɔ aƒewò me o.
15 Nudakpe blibo nyui nanɔ asi-
wò, ne nanɔ agbe didie le anyi-
gba, si Yehowa, wò Mawu, le na
wò ge la dzi. 16 Elabena amesia-
me, si wɔ nusia, eye wòwɔ nu
madzɔmadzɔ la,[k] ŋunyɔnu wònye
na Yehowa, wò Mawu la.

Woatsrɔ̃ Amalektɔwo.

17 Ðo ŋku nusi Amalek wɔ wò
le mɔ ta, esime mieʋu tso Egipte
la dzi;[l] 18 mesi Mawu ḍa o, eye
esi ḍeḍi te ŋuwò nêgbɔdzɔ la,
wòva kpe wò le mɔ dzi, eye wò-
tsrɔ̃ wò ame kudɔe, siwo tsi me-
gbe la. 19 Ne Yehowa, wò Mawu,
na nèkpɔ gbɔdzɔe tso wò futɔ,
siwo katã ƒo xlã wò si me le
anyigba, si Yehowa, wò Mawu, le
na wò ge wòanye wò domenyinu
dzi la, ekema[p] tsrɔ̃ Amalek ŋkɔ
ḍa le dziƒoa te. Meganlɔe be o!

Nya, siwo woagblɔ le ŋgɔgbekutsetsewo kple ewolia tsɔtsɔna me.

**26.** Ne èva anyigba, si Yehowa,
wò Mawu, le na wò ge wòa-
nye wò domenyinu dzi, eye né-
xɔe hetso aƒe ɖe edzi la, 2 eke-
ma[a] tsɔ wò agblemenu ɖesiaɖe ƒe [a] Mo. II. 23, 19;
ŋgɔgbea, si nèkpɔ le anyigba, si 34, 26; Mo. III.
Yehowa, wò Mawu, le na wò ge 2, 14.
dzi la, ade kusi me, atsɔ yi teƒe,
si Yehowa, wò Mawu, le tiatia ge,
be yeƒe ŋkɔ nanɔ, 3 eye nayi
nunɔla, si le ɣemaɣi la gbɔ àgblɔ
nɛ bena: Mele eme ʋum na Ye-
howa, wò Mawu la, egbea be: Meva
anyigba, si ŋu Yehowa ka atam
ɖo na mía fofowo be, yeatsɔe na
mí la dzi. 4 Emegbe nunɔla naxɔ
kusi la le asiwò atsɔ da ɖe Ye-
howa, wò Mawu, ƒe vɔsamlekpui
la ŋgɔ. 5 Eye nagblɔ le Yehowa,
wò Mawu ŋku me bena: Fofonye
enye Aramtɔa ɖe, si de tsɔtsrɔ̃
ge, eye [b]wòʋu va Egipte; ame [b] Mo. I. 46, 5.
ʋeea ɖewo ko wonye henye ame-
dzrowo le afima, ke wodzi ɖe dzi,
eye wotrɔ zu duko gã sẽŋua ɖe.
6 Ke Egiptetɔwo sẽ ŋuta le mía
ŋu, wote mí ɖe anyi, eye wode
dɔ sesẽwo asi na mí. 7 Eye esi
míedo ɣli yɔ Yehowa, mía fofowo
ƒe Mawu la, Yehowa ɖo to míaƒe [d] 28, 1.
gbe, eye wòkpɔ míaƒe hiã, agba- [e] 4, 6.
gbadzedze kple fukpekpewo me
na mí, 8 eye Yehowa tsɔ asi sesẽ
kple abɔ, si wodo ɖe dzi, nu dzɔ-
tsuwo, dzesiwo kple nukunuwo
kplɔ mí tso Egipte, 9 eye wòkplɔ
mí va afisia hetsɔ anyigba sia, si
dzi notsi kple anyitsi bɔ ɖo la, na
mí. 10 Azɔ kpɔ ɖa, agblemenu,
siwo nènam la, ƒe ŋgɔgbeawo
nye esi metsɔ vɛ na wò, Yehowa.
Eye natsɔ wo ada ɖe Yehowa, wò
Mawu la ŋku me ahade ta agu ɖe
Yehowa, wò Mawu la ŋku me.
11 Eye mia kple Lewitɔ kpakple
amedzro, si le gbɔwò la, miakpɔ
dzidzɔ le nu nyui, siwo katã Ye-
howa, wò Mawu, na wò kple aƒe-
wò me tɔwo la ŋuti.[f] [f] 16, 11. 14.
12 Ne èƒo wò nuwo katã ƒe
ewolia nu ƒu le ƒe etɔ̃lia me vɔ,
eye nètsɔ wo na Lewitɔwo, ame-
dzrowo, tsyɔ̃eviwo kple ahosiwo,
be woaɖu nu aɖi ƒo le wò duwo
me la,[g] 13 ekema nagblɔ le Ye- [g] 14, 27—29.
howa, wò Mawu ƒe ŋku me bena: [h] Mo. II. 20, 25.
Meɖe nu kɔkɔe ɖa le aƒenye me,
eye metsɔe na Lewitɔwo, ame-
dzrowo, tsyɔ̃eviwo kple ahosiwo,
abe alesi nède se nam pɛpɛpɛ
ene, eye nyemeda wò seawo dzi
alo ŋlɔ wo be o. 14 Esi mele fu
nyim la, nyemeɖu ɖeke o, ŋunye
kɔ hafi meɖee na, eye nyemetsɔ
ɖeke na ame kukuwo o; meɖo to
Yehowa, nye Mawu ƒe gbe, eye
mewɔ, abe alesi nède se nam pɛ-
pɛpɛ ene. 15 Kpɔ nu tso wò nɔƒe
kɔkɔe la le dziƒo, eye nayra wò
dukɔ Israel kple anyigba, si né-
tsɔ na mí, afisi notsi kple anyi-
tsi bɔ ɖo la, abe alesi nèka atam
na mía fofowo ene.

Todoɖo Mawu.

16 Egbe sia Yehowa, wò Mawu,
le se ɖem na wò be, nawɔ ɖoɖo
kple se siawo dzi; eyata lé wo
me ɖe asi, eye nawɔ wo dzi tso
dzi blibo kple luʋɔ blibo me.
17 Eka ɖe dzi na Yehowa egbea
bena, eya nye yeƒe Mawu, eye
yeazɔ eƒe mɔwo dzi, yealé eƒe
ɖoɖowo, sewo kple kɔnuwo me
ɖe asi, eye yeaɖo to eƒe gbe.
18 Eye Yehowa ka ɖe dzi na wò
egbea bena, ànye eya ŋutɔ ƒe
dukɔ, abe alesi wòdo ŋugbe na
wò ene, eye nalé eƒe sewo katã
me ɖe asi, 19 yeatsɔ wò aɖo [d]gã
ɖe dukɔ, siwo katã wòwɔ la nu[e]
hena eƒe kafukafu, bubu kple
atsyɔɖoɖo, eye nanye dukɔ kɔ-
kɔe na Yehowa, wò Mawu la, abe
alesi wòdo ŋugbe ene.

Ŋkuɖoɖo se dzi kpewo.

**27.** Eye Mose kple Israel-ame
tsitsiwo de se na dukɔ la
bena: Lé se, siwo katã meɖe na
wò egbea la me ɖe asi. 2 Gbe-
sigbe nètso Yordan va anyigba,
si Yehowa, wò Mawu, le na wò ge
dzi la, natu kpe gãwo ɖe tsitre,
eye nasi akalo na wo. 3 Eye na-
ŋlɔ se sia ƒe nyawo katã ɖe wo
dzi gbesigbe nèva tɔa godo, bena
nade anyigba, si Yehowa, wò Ma-
wu, le na wò ge la dzi, afisi notsi
kple anyitsi bɔ ɖo, abe alesi Ye-
howa, fofowòwo ƒe Mawu la, do
ŋugbe na wò ene. 4 Ne mietso
Yordan la, ekema mitsɔ kpe sia-
wo, siwo ŋu meɖe se na mi le
egbea la, tu ɖe Ebal-to dzi, eye
miasi akalo na wo. 5 Eye natsɔ[h]
kpe aɖi vɔsamlekpui na Yehowa,

wò Mawu la, ḍe afima, ke megatsɔ
gakpee fui o. 6 Kpe blibo
natsɔ aḍi vɔsamlekpui na Yehowa,
wò Mawu la, eye name numevɔsawo
le edzi na Yehowa, wò
Mawu la, 7 eye nasa akpedavɔ
aḍu nu le afima, eye[d] nakpɔ
dzidzɔ le Yehowa, wò Mawu ŋku
me. 8 Ŋlɔ se sia ƒe nyawo katã
ḍe kpeawo dzi, eme nakɔ nyuie.
9 Eye Mose kple nunɔlawo, amesiwo
nye Lewitɔwo la, gblɔ na
Israel blibo la bena: Israel, ḍo
to nasee![g] Egbe nètrɔ zu Yehowa,
wò Mawu ƒe dukɔ; 10 eyata
ḍo to Yehowa, wò Mawu la ƒe gbe,
eye nawɔ se kple ḍoḍo, siwo megblɔ
na wò egbe la dzi!

Fiƒode tso Ebal-to dzi.

11 Eye Mose ḍe se na dukɔ la
gbemagbe bena: 12 Amesiwo atsi
tre ḍe Gerizim-to dzi ayra dukɔ
la, ne mietso Yordan la, wonye:
Simeon, Lewi, Yuda, Isaxar, Yosef
kple Benyamin,[k] 13 eye amesiwo
atsi tre ḍe Ebal-to dzi aƒo fi ade
ame, wonye: Ruben, Gad, Aser,
Zebulon, Dan kple Naftali. 14 Eye
Lewitɔwo nakɔ gbe dzi agblɔ na
Israel blibo la bena: 15 Amesi
wɔ [l]aklama kpakpɛ alo kɔ legba,
nusi nye ŋunyɔnu na Yehowa,
eye wònye aḍaŋuwɔla ƒe dɔwɔwɔ,
eye wòtsɔe ḍo adza me la, aḍi eŋu!
Eye dukɔ blibo la naḍo ŋu be:
Neva me nenema! 16 Amesi do
vlo fofoa kple dada la, aḍi eŋu!
Eye dukɔ blibo la naḍo ŋu be:
Neva me nenema![p] 17 Amesi ŋe
ehavi ƒe liƒo ḍe eme la, aḍi ŋu!
Eye dukɔ blibo la naḍo nu be:
Neva me nenema![r] 18 Amesi kplɔ
ŋkuagbãtɔ tra mɔe la, aḍi eŋu!
Eye dukɔ blibo la naḍo ŋu be:
Neva me nenema![t] 19 Amesi te
amedzro, tsyɔ̃evi kple ahosiwo ƒe
nya ḍe to la, aḍi eŋu! Eye dukɔ
blibo la naḍo ŋu be: Neva me
nenema![u] 20 Amesi de asi fofoa
srɔ̃ ŋu la, aḍi eŋu; elabena eklo
fofo ƒe avɔ! Eye dukɔ blibo la
naḍo ŋu be: Neva me nenema![v]
21 Amesi de asi lãa ḍe ŋu la, aḍi
eŋu! Eye dukɔ blibo la naḍo ŋu
be: Neva me nenema![y] 22 Amesi
de asi nɔvianyɔnu, si nye fofoa
alo dadavia ŋu la, aḍi eŋu! Eye
dukɔ blibo la naḍo ŋu be: Neva
me nenema![z] 23 Amesi de asi

a Mo. III. 18, 15. 17.
b Mo. IV. 35, 20.
d 12, 7.
e 16, 19; Mo. II. 23, 8.
f Gal. 3, 10.
g 26, 18. 19.
h kpɔ Mo. III. 26.
i 26, 19.
k 11, 29.
l Mo. II. 20, 23; 34, 17.
n Ps. 121, 8.
o Mo. III. 26, 21.
p Mo. II. 21, 17.
r 19, 14.
s Mo. II. 19, 5. 6.
t Mo. III. 19, 14.
u Mo. II. 22, 28.
v Mo. III. 18, 8.
y Mo. II. 22, 18.
z Mo. III. 18, 9. 11.

lɔ̃xoa ŋu la, aḍi eŋu! Eye dukɔ
blibo la naḍo ŋu be: Neva me
nenema![a] 24 Amesi wu nɔvia le
adza me la, aḍi eŋu! Eye dukɔ
blibo la naḍo ŋu be: Neva me
nenema![b] 25 Amesi na wodae be,
wòawu ame ahakɔ ʋu maḍifɔ ḍi
la, aḍi eŋu! Eye dukɔ blibo la
naḍo ŋu be: Neva me nenema![e]
26 Amesi melé se sia ƒe nyawo
me ḍe asi o, eye mewɔ wo dzi o
la, aḍi eŋu! Eye dukɔ blibo la
naḍo ŋu be: Neva me nenema![f]

Yayra ŋugbedodo.

28. [h]Ne èḍo to Yehowa, wò
Mawu ƒe gbe pɛpɛpɛ, eye
nèlé eƒe se, siwo katã mede na
wò egbe la me ḍe asi hewɔ wo
dzi la, ekema Yehowa, wò Mawu,
atsɔ wò aḍo gã ḍe anyigba dzi
dukɔwo katã nu.[i] 2 Ne èḍo to
Yehowa, wò Mawu ƒe gbe la, ekema
yayra siawo katã ava dziwò,
eye woaḍi na wò. 3 Woayra wò
le du me, eye woayra wò le agble
me. 4 Woayra wò dɔmevi, wò
agblemenukuwo, wò lãwo ƒe viwo,
kpakple wò nyinɔwo kple wò alẽnɔwo.
5 Woayra wò kusi kple
wò amɔwɔze. 6 Ne èva aƒe la,
woayra wò, eye ne èḍo go la,
woayra wò.[n] 7 Yehowa, wò Mawu,
asi wò futɔ, siwo ho aʋa ḍe ŋuwò
la, le ŋgɔwò; mɔ ḍeka dzi woato
aho ḍe ŋuwò, ke mɔ adre dzi
woato asi le nuwò. 8 Yehowa ana
[o]yayra nanɔ wò ava kple nusiwo
katã nètsɔ asi wɔ dɔ kpɔ la dzi,
eye woayra wò le anyigba, si
Yehowa, wò Mawu, le na wò ge
la dzi. 9 Ne èlé Yehowa, wò Mawu
ƒe seawo me ḍe asi, eye nèzɔ
eƒe mɔwo dzi la, ekema Yehowa[s]
aḍo wò nanye eƒe dukɔ kɔkɔe,
abe alesi wòka atam na wò ene.
10 Eye anyigba dzi dukɔwo katã
akpɔe bena, Yehowa ƒe ŋkɔ le
ŋuwò, eye woavɔ̃ wò. 11 Eye
Yehowa ana wò kesinɔnuwo kple
wò dɔmevi, wò lãwo ƒe viwo kple
wò agblemenukuwo nasɔ gbɔ ḍe
dzi le anyigba, si ŋu Yehowa ka
atam ḍo na fofowòwo be, yeatsɔe
na wò la dzi. 12 Yehowa aƒo eƒe
nu nyuiwo nu ƒu na wò, aʋu
dziƒo nu, be tsi nadza ḍe wò anyigba
dzi le edzaɣi, eye wòayra
wò asinudɔwɔwɔwo katã, ale be

nado nu na[a] dukɔ gedewo, ke
wò ŋutɔ mado nugbana o. 13 Ye-
howa atsɔ wò awɔ tae, eye me-
nye asike o, woado wò ḍe dzi ḍaa,
eye màva anyi o, elabena èse
Yehowa, wò Mawu ƒe se, siwo
mede na wò egbe, eye nèlé wo
me ḍe asi hewɔ wo dzi, 14 mè-
dze le nya, siwo katã megblɔ na
wò egbe la ŋu ḍe ḍusi alo mia
me o, eye mèdze mawu bubuwo
yome hesubɔ wo o.[e]

Fiƒode.

15 Ke ne mèḍo to Yehowa, wò
Mawu ƒe gbe o, eye mèlé se kple
ḍoḍo, siwo katã megblɔ na wò
egbe la me ḍe asi hewɔ wo dzi
o la, ekema fiƒode siawo katã ava
dziwò, eye woaḍi ŋuwò.[f] 16 Aḍi
ŋuwò le du me, eye aḍi ŋuwò
le agble me. 17 Aḍi wò kusi kple
wò amɔwɔze ŋu. 18 Aḍi wò dɔ-
mevi kple wò agblemenukuwo
kpakple wò nyinɔwo kple wò alẽ-
nɔwo ŋu. 19 Ne èva aƒe la, aḍi
ŋuwò, eye ne èdo go la, aḍi ŋuwò.
20 Yehowa ana fiƒode, ʋunyaʋu-
nya kple dzɔgbevɔ̃e nava wò nu-
siwo katã nètsɔ wò asi wɔ dɔ
kpɔ la dzi, vaseḍe esime naku
atsrɔ̃ avɔ xoxoxo, le nu vɔ̃ḍi, si-
wo nèwɔ, eye nègblẽm ḍi la ta.
21 Yehowa akplɔ dɔvɔ̃ aƒu wò,
eye wòatsrɔ̃ wò avɔ le anyigba,
si dzi yim nèle, be naxɔe la dzi.
22 Yehowa akplɔ kpetri, kpokpo,
asrã kple ŋuḍuḍui kpakple[k] ku-
ḍiḍi aƒu wò, wò bli adze heteku,
eye wò nukuwo ahlɔ̃; woanɔ ŋu-
wò vaseḍe esime natsrɔ̃ avɔ. 23
Dziƒo azu akɔblí ḍe tawò me, eye
anyigba azu ga ḍe tewò.[n] 24 Ye-
howa ana kekui kple ʋuʋudedi
nadza tso dziƒo ḍe tsi, si dzana
ḍe wò anyigba dzi la teƒe. 25 Ye-
howa ana wò futɔwo nasi wò, mɔ
ḍeka dzi nato aho aʋa ḍe wo ŋu,
ke mɔ adre dzi nato asi le wo nu,
ale bena natrɔ zu bibi na anyi-
gba dzi fiaḍuƒewo katã. 26 Wò ame
kukuwo anye nuḍuḍu na dziƒoxe
dzodzoewo katã kple anyigba dzi
lãwo, eye amea ḍeke manyã wo
ḍa o. 27 Yehowa akplɔ[o] Egipte-
tɔwo ƒe zubo, ƒofoe, anyi kple
akpà aƒu wò, eye màhaya akpɔ o.
28 Eye Yehowa akplɔ tamedada,
ŋkuagbã kple tsukuku aƒu wò,
29 eye àtsa asi le ŋdɔ, abe alesi
ŋkuagbãtɔ tsaa asi le viviti me
ene; wò mɔwo madze edzi na wò
o, ke boŋ woasẽ ŋuta le ŋuwò
ɣesiaɣi, eye woada adzo wò, ke
xɔnametɔa ḍeke manɔe na wò o.
30 Àbia nyɔnu ta, ke ŋutsu bubu
agblẽe; [b]àtu xɔ, ke mànɔ eme o;
[d]àde weingble, ke màwɔ eŋu dɔ o.
31 Woawu wò nyitsu le ŋkuwò
me, ke màkpɔ ḍeke aḍu o; woalé
wò tedzi le ŋkuwò me, eye ma-
gatrɔ va na wò o; woatsɔ wò alẽ-
wo ana wò futɔwo, ke xɔnametɔa
ḍeke manɔe na wò o. 32 Woatsɔ
viwòŋutsuwo kple viwònyɔnuwo
na dukɔ bubuwo, wò ŋkuwo akpɔe,
eye woanɔ dzrowóm ŋkeke blibo
la katã, gake womele wò ŋusẽ te
o. 33 Dukɔ, si mènya o la, aḍu[g]
wò agblemenuwo kple nusiwo
katã nèwɔ dɔ kpɔ, woasẽ ŋuta le
ŋuwò ɣesiaɣi, eye woate wò ḍe
anyi. 34 Eye nusiwo katã teƒe
nakpɔ la, ana wò tame ada. 35
Yehowa ana nuƒoƒo vɔ̃ḍia ḍe naƒo
klo kple sobo na wò, tso afɔƒome
vaseḍe ta me, eye màhaya akpɔ
o. 36 Yehowa akplɔ wò kple fia,
si nava ḍo na ḍokuiwò la, ayi
dukɔ, si mia kple fofowòwo mie-
nya o la dome,[h] eye nasubɔ ma-
wu bubuwo, siwo nye ati kple
kpe. 37 Eye dukɔ, siwo katã dome
Yehowa anyã wò aḍo ḍo la, [i]aḍe
ao ḍe ŋuwò, woatsɔ wò awɔ
lodonya kple alɔmeḍenui.
38 Àƒã[l] nuku gede ḍe agble
me, ke ʋeea ḍe ko naŋe, elabena
ʋetsuviwo aḍui avɔ. 39 Àde wein-
gble, eye àwɔ dɔ le eŋu, ke mà-
kpɔ wein ano o, eye màgbe ku-
tsetsea ḍeke hã o, elabena ŋɔwo
aḍui. 40 Amitiwo anɔ wò anyigba
blibo la dzi, ke màkpɔ ami asi o,
elabena wò amititsetsewo adudu.
41 Àdzi ŋutsuviwo kple nyɔnu-
viwo, ke womanye tɔwò o, ela-
bena woaḍe aboyo wo. 42 Ado-
gowo aḍu wò atiwo kple wò
agblemenuwo. 43 Amedzro, si le
dowòme la ŋkɔ ade dzi, ke wò
la àyi to gbidigbidi. 44 Ado nu
na wò, ke wò la màdo nugbana
ns o; atrɔ zu ta, ke wò la azu
asike.[p] 45 Fiƒode siawo katã ava
dziwò, woanɔ ŋuwò, eye woaḍi
ŋuwò, vaseḍe esime natsrɔ̃ avɔ,
elabena mèḍo to Yehowa, wò Ma-
wu ƒe gbe o, eye mèlé se kple

a 15, 6.
b Yes. 65, 22.
d 20, 6.
e 5, 29.
f Dan. 9, 11.
g Uɔn. 6, 3.
h 4, 28.
i Fia. I. 9, 7.
k Fia. I. 17, 7.
l Yer. 12, 13; Mi. 6, 15.
n 11, 17.
o Mo. II. 9, 9.
p 12, 13.

ɖoɖo, siwo wògblɔ na wò la me
ɖe asi o; 46 eye dzesiwo kple
nukunuwo adze le mia kple wò
dzidzimeviwo ŋu tegbee. 47 Esi
nu do sɔ gbɔ ɖe asiwò, eye mèkɔ
mo hesubɔ Yehowa, wò Mawu la
faa tso dzi me o la, 48 eyata dɔ
kple tsikɔ awu wò, àtsi amama,
eye hiã atu wò le nu geɖewo me,
gake hafi nagasubɔ wò futɔ, siwo
Yehowa dɔ ɖe ŋuwò la, eye woa-
de gakɔkuti kɔ na wò, vaseɖe
esime woatsrɔ̃ wò avɔ. 49 Yeho-
wa[b] akplɔ dukɔ, si ƒe [d]gbe mè-
sena o la, tso didiƒe le anyigba
seƒe ke, abe alesi hɔ̃ dzona ene,
ava de wò; 50 dukɔ, si ƒe mo
kplala, menya nusi nye amegã
ɖeɖi o, eye mevea ɖekakpui nu
hã o.[f] 51 Aɖu wò lãwo kple wò
agblemenuwo, vaseɖe esi natsrɔ̃
avɔ, eye bli, wein kple ami kpa-
kple wò nyinɔ kple wò alẽnɔa
ɖeke masusɔ na wò vaseɖe esime
natsrɔ̃ avɔ o. 52 Woaxaxa wò
ɖo ɖe wò duwo katã me, vaseɖe
esime wò gli kɔkɔ sesẽ, siwo ŋu
nèle ŋu ɖom ɖo la, namũ adze
anyi le wò anyigba blibo la dzi.
Woaxaxa wò ɖo ɖe wò du, siwo
katã Yehowa, wò Mawu, na wò la
me. 53 Ne wò futɔwo ɖe to ɖe
wò, eye woxaxa wò ɖo la, ekema[h]
àɖu wò ŋutɔ wò dɔmevi, viwò-
ŋutsu kple viwònyɔnu, siwo Ye-
howa, wò Mawu, na wò la ƒe lã.
54 Mia dome ŋutsu, si wɔa nu ɖe
fewu me, eye wòɖua ve me vivi la,
abiã ŋku ɖe nɔviaŋutsu kple srɔ̃a,
si le egbɔ, kpakple via mamlea,
siwo kpɔtɔ ɖi la ŋu, 55 eye mana
via, siwo ƒe lã ɖum wòle la, wo
dometɔa ɖeke o; elabena wò futɔ,
siwo aɖe to ɖe wò, eye woaxaxa
wò ɖo ɖe wò duawo katã me la,
magblẽ naneke ɖi nɛ o. 56 Mia
dome nyɔnu, si wɔa nu ɖe fewu
me, eye wòɖua ve me vivi, ewɔa
atsyɔnu kple fewunu, eye mete
kpɔ ɖo eƒe afɔƒome anyigba kpɔ
o la, abiã ŋku ɖe srɔ̃a, si le egbɔ,
viaŋutsu kple vianyɔnu ŋu, 57 ɖe
amenɔ, si le eƒe atawo domee,
kpakple via, siwo wòdzi la ŋu,
eye wòaɖu wo le adza me le hiã,
si tui le nuwo katã me la ta, ela-
bena wò futɔwo aɖe to ɖe wò,
eye woaxaxa wò ɖo ɖe wò duwo
katã me.

58 Ne mèlé se sia ƒe nyawo
katã, siwo woŋlɔ ɖe agbalẽ sia
me la me ɖe asi hewɔ wo dzi o,
eye mèvɔ̃ Yehowa, wò Mawu ƒe
ŋkɔ, si ŋu bubu kple ŋɔdzi le o
la, 59 ekema Yehowa akplɔ fu-
wɔame tiatia, siwo nu sẽ, eye
woanɔ anyi didie kple dɔléle vɔ̃-
ɖi, siwo anɔ anyi didie la, aƒu
wò ŋutɔ kple wò dzidzimeviwo,
60 eye wòakplɔ[a] Egipte-dɔvɔ̃, si-
wo katã dzi ŋɔ na wò tsã la, aƒu
wò. 61 Eye Yehowa akplɔ dɔlé-
lewo tsyo ƒomevi kple fuwɔame-
wo tsyo ƒomevi, siwo womeŋlɔ
ɖe se sia ƒe agbalẽa me o la, aƒu
wò, vaseɖe esime natsrɔ̃ avɔ. 62
Eye miatrɔ zu ʋee, ɖe esi miasɔ
gbɔ[e] abe dziƒoɣletiviwo ene la
teƒe, elabena mèɖo to Yehowa,
wò Mawu ƒe gbe o. 63 Abe alesi
Yehowa kpɔ dzidzɔ le mia ŋu be,
wòawɔ nyui na mi, eye wòana
miadzi ɖe dzi ene la, nenema ke
Yehowa[g] akpɔ dzidzɔ le mia ŋu
be, wòawu mi, eye wòatsrɔ̃ mi;
eye wòaɖe mi ɖa le anyigba, si
dzi yim miele, be miaxɔe la dzi.
64 Yehowa aka wò ahlẽ ɖe du-
kɔwo katã dome, tso anyigba ƒe
go ɖeka vaseɖe go keme, eye
àsubɔ mawu bubu, siwo nye ati
kple kpe, eye mia kple fofowòwo
mienya o la, le afima. 65 Màkpɔ
gbɔdzɔe le dukɔ mawo dome o,
eye wò afɔƒome magbɔ ɖe me
o, Yehowa ana natsi dzi le afima,
wò ŋku anɔ aƒe dzi, eye vɔvɔ̃
aɖo lãme na wò. 66 Wò agbe atsi
segesege me le ŋkuwò me, ànɔ
dzodzom nyanyanya zã kple keli,
eye màɖo ŋu ɖe wò agbe ŋu o.
67 Ŋdi la àgblɔ be: Ao, zã mado
dzroa! Eye fiẽ la àgblɔ be: Ao,
ŋu make dzroa! Elabena wò dzi
le dzodzom nyanyanya le nu,
siwo teƒe wò ŋkuwo le kpɔkpɔm
la ta. 68 Yehowa akplɔ mi ade
ʋu agbugbɔ aɖo ɖe Egipte ato
mɔ, si megblɔ na mi be,[i] migato
o la dzi, eye woadzra mi le afi-
ma na miaƒe futɔwo mianye klu-
viwo kple kosiviwo, eye woma-
kpɔ mia ƒlelawo gɔ̃ hã o.

69 Esiawo nye nubabla ƒe nya,
siwo Yehowa de asi na Mose, be
wòagblɔ na Israel-viwo le Moab-
nyigba dzi hekpe ɖe nusi wò-
bla kpli wo[k] le Xoreb gbɔ la ŋuti.

[a] kp. 27.
[b] Yer. 5, 15.
[d] Yes. 33, 19.
[e] 1, 10.
[f] Dan. 8, 23; Kony. 5, 12.
[g] Lod. 1, 38.
[h] Fia. 11. 6, 23. 29; Kony. 2, 20; 4, 10.
[i] 17, 16; Hos. 8, 13.
[k] 5, 2.

Nubabla gbugbɔgagblɔ.

**29.** Eye Mose yɔ Israel blibo
la gblɔ na wo bena: [a]Mie-
kpɔ nusi Yehowa wɔ le mia ŋku
me ɖe Farao kple eƒe dɔlawo
kpakple eƒe dukɔ blibo la ŋu le
Egipte-nyigba dzi, 2 eye miekpɔ
nutsuwɔwɔ, dzesi kple nukunu
gã mawo. 3 Ke Yehowa mena[d]
dzi mi, be miase nu gɔmee, mena
ŋku mi, be miakpɔ nui, eye mena
to mi, be miase nui vaseɖe egbe
o. 4 Mekplɔ mi to gbedzi ƒe bla-
ne sɔŋ; avɔ mevuvu le mia ŋu o,
eye afɔkpa mevuvu le afɔ na mi
o.[f] 5 Miekpɔ abolo ɖu o, eye
mieno wein alo aha mũamea ɖeke
o, ne miadze sii be, nyee nye
Yehowa, mia Mawu. 6 Eye esi
mieva teƒe sia la, Sixon, Xesbon-
fia kple Og, Basan-fia ho aʋa ɖe
mia ŋuti, ke miesi wo,[g] 7 eye
miexɔ woƒe anyigba hetsɔ na
Ruben-viwo, Gad-viwo kple Ma-
nase-viwo ƒe to afã, bena wòanye
woƒe domenyinu.[h] 8 Eyata milė
nubabla sia ƒe nyawo me ɖe asi,
eye miwɔ wo dzi, bena nusianu,
si miawɔ la, nadze dzi na mi.
9 Mi katã miele tsitre ɖe Ye-
howa, mia Mawu ŋku me egbe,
miaƒe towo ƒe amegãwo, miaƒe
ame tsitsiwo, mia dzikpɔlawo kple
Israel ƒe ŋutsuwo katã, 10 miaƒe
vidzĩewo, mia srɔ̃wo kple ame-
dzro, si le miaƒe asaɖa me, miaƒe
nakefɔla kple tsidula siaa, 11 bena
naɖo Yehowa, wò Mawu ƒe nuba-
bla kple atam, si Yehowa, wò Ma-
wu, ka na wò la me egbe; 12 ne
wòaɖo wò egbe nanye eƒe dukɔ,
eye eya nanye wò Mawu, abe
alesi wòdo ŋugbe na wò kple
alesi wòka atam na fofowò Abra-
ham, Isak kple Yakob la ene.
13 Menye miawo ɖeɖe mebla
nusia kpli o, eye menye miawo
ɖeɖe meka atam sia na o,[k] 14 ke
boŋ amesiwo le tsitre ɖe afisia
kpli mí le Yehowa, mía Mawu
ŋku me egbea, kpakple amesiwo
mele afisia kpli mí egbea o la
siaae.
15 Elabena mia ŋutɔwo mienya,
alesi míenɔ Egipte-nyigba dzi
kple alesi míeto dukɔdukɔwo do-
mee, 16 eye miekpɔ woƒe ŋunyɔ-
nuwo kple legbawo, siwo nye ati,
kpe, klosalo kple sika la, le wo

gbɔ. 17 Ðeko ŋutsu alo nyɔnu,
ƒome alo toa ɖeke meganɔ mia
dome, si ƒe dzi atrɔ le Yehowa,
mía Mawu la yome egbea o,[b] eye
miaƒe kèa ɖeke meganɔ anyi anye
aɖi kple atsa o; 18 amesi ase fi-
ƒodenya siawo avɔ tso, aɖe dzi ƒo
na eɖokui agblɔ le eƒe dzi me
bena: ne mesẽ dzime le yiyim
hã, ŋunye afa o, bena ne woma-
gatsrɔ̃ amesi ɖi kɔ kple amesi
tsikɔ le wuwum la siaa o. 19 Ye-
howa matsɔe akee o, ke boŋ Ye-
howa ƒe dɔmedzoe abi ɖe ame
ma ŋu, eye wòaʋã ŋui;[e] fiƒode,
siwo katã woŋlɔ ɖe agbalẽ sia
me la, ava edzi, eye Yehowa atsrɔ̃
eƒe ŋkɔ ɖa le dziƒoa te. 20 Ye-
howa aɖee ɖa le Israel ƒe toawo
katã me, eye wòana dzɔgbevɔ̃e
nava edzi, abe alesi nubabla ƒe
fiƒode, siwo katã woŋlɔ ɖe sea
ƒe agbalẽ me la le ene. 21 Eye
ne miaƒe dzidzimevi, siwo ava le
mia megbe, kple du bubu me tɔ-
wo, siwo tso anyigba didiwo dzi,
kpɔ anyigba sia ƒe fuwɔamewo
kple dɔlėle, siwo Yehowa he va
edzi, 22 kple alesi woƒe anyigba
fiã hetrɔ zu aŋɔ kple dze, womate
ŋu afã nu ɖe edzi o, naneke mate
ŋu ato dɔ le edzi o, eye gbea
ɖeke mate ŋu amie ɖe edzi o, abe
[i]Sodom kple Gomora, Adma kple
Zeboyim, siwo ŋu Yehowa do dɔ-
medzoe kple dziku ɖo hetrɔ bu
anyi ene la, ekema woaƒo nu le
eŋu, 23 eye dukɔwo katã agblɔ
bena: Nukaŋuti Yehowa wɔ anyi-
gba sia alea, eye dɔmedzoe gã
ka ƒomevi enye si? 24 Tete woa-
ɖo ŋu be: Esi wotu Yehowa, wo
fofowo ƒe Mawu ƒe nu, si wòbla
kpli wo, le esime wòkplɔ wo tso
Egipte-nyigba dzi, 25 eye woyi
ɖasubɔ mawu bubuwo hede ta
agu na mawu, siwo womenya o,
eye metsɔ wo na wo o ŋuti la,
26 eyata Yehowa do dɔmedzoe
ɖe anyigba ma ŋu, eye wòhe fi-
ƒode, siwo katã woŋlɔ ɖe agbalẽ
sia me la, va wo dzi ɖo. 27 Eyata
Yehowa tsɔ dɔmedzoe, dziku kple
adã ho wo tso woƒe anyigba dzi
heƒu gbe ɖe anyigba bubu dzi,
abe alesi wòzu egbe siawo ene.
28 [l]Nusi ɣla enye Yehowa, mía
Mawu tɔ, ke [m]nusi le gaglãgbe
enye mía kple mía viwo tɔ tegbee,

[a] Mo. II. 19, 4.
[b] Heb. 12, 15.
[d] 5, 26; Yes. 6, 9. 10.
[e] 28, 15—68.
[f] 8, 2. 4.
[g] Mo. IV. 21, 21 v. 35.
[h] Mo. IV. 32.
[i] Mo. I. 19, 24; Hos. 11, 8.
[k] 5, 3.
[l] 32, 34.
[m] Ps. 147, 19. 20.

be míawɔ se sia ƒe nyawo katã
dzi.

**Dzimetrɔlawo akpɔ amenuveve kple yayra, tosẽlawo akpɔ fiƒode kple tohehe.**

**30.** Ne nya siawo katã ava dzɔ
ɖe dziwò, yayra kple fiƒode,
[b]siwo metsɔ ɖo ŋkuwò me, eye
wode dzigbɔ na wò le dukɔ, siwo
katã dome Yehowa, wò Mawu, nyã
wò ɖo ɖo, 2 eye [d]nètrɔ ɖe Ye-
howa, wò Mawu la ŋu, eye mia
kple viwòwo mieɖo to eƒe gbe
tso dzi blibo kple luʋɔ blibo me,
abe alesi mede se na mi ene la,
3 ekema Yehowa, wò Mawu,[e] aɖe
dzɔgbevɔ̃e ɖa le dziwò, eye wòave
nuwò, eye [f]wòaƒo mia nu ƒu tso
dukɔ, siwo katã dome Yehowa,
wò Mawu, kaka mi ɖo la gbɔ. 4 Ne
miekaka ɖase dziƒo seƒe ke hã,
Yehowa aƒo mia nu ƒu tso afima,
eye wòakplɔ mi tso afima. 5 Ye-
howa, wò Mawu. akplɔ wò va anyi-
gba, si fofowòwo xɔ la dzi, eye
naxɔe wòanye tɔwò; awɔ nyuie
na wò, eye wòana nadzi ɖe dzi
wu fofowòwo. 6 Eye Yehowa, wò
Mawu,[i] atso aʋa na mia kple wò
dzidzimeviwo ƒe dziwo, bena mialɔ̃
Yehowa, mia Mawu la, tso miaƒe
dzi blibo kple luʋɔ blibo me, ne
mianɔ agbe. 7 Yehowa, wò Mawu,
ana fiƒode siawo katã nava wò
futɔ kple wò ketɔ, siwo le yo-
wòme tim la dzi. 8 Ke wò la
gaɖo to Yehowa, wò Mawu la ƒe
gbe, eye nawɔ se, siwo katã mede
na wò egbe la dzi. 9 Eye Yeho-
wa, wò Mawu, ana nusiwo katã
nèwɔna, wò dɔmeviwo, wò lãwo
ƒe viwo kple wò agblemenuwo
kpakple wò kesinɔnuwo nasɔ gbɔ
ɖe dzi; eye Yehowa agakpɔ dzi-
dzɔ le ŋuwò, eye wòawɔ nyuie
na wò, abe alesi wòkpɔ dzidzɔ le
fofowòwo ŋu ene. 10 Elabena
èɖo to Yehowa, wò Mawu la ƒe
gbe, eye nèlé se kple ɖoɖo, siwo
woŋlɔ ɖe agbalẽ sia me la me
ɖe asi, eye nètrɔ ɖe Yehowa, wò
Mawu la ŋu tso wò dzi blibo kple
luʋɔ blibo me.
11 Elabena se, si mede na wò
egbe la, menye nya masegɔmea
wònye o, eye mele didiƒe tso gbɔ-
wò o. 12 Mele[p] dziƒo, ne woa-
gblɔ be: ameka ade dziƒo atsɔe
vɛ na mí, be míase, ne míawɔ edzi
o. 13 Eye mele ƒu godo, ne woa-
gblɔ be: ameka atso ƒu ayi atsɔe
vɛ na mí, be míase, ne míawɔ
edzi o. 14 Ke boŋ nya la tsɔ ɖe
gbɔwò kpuie, ele wò nu me kple
wò dzi me, be nawɔ edzi.
15 Kpɔ ɖa,[a] metsɔ agbe kple
dzɔgbenyuie, ku kple dzɔgbevɔ̃e
ɖo ŋkuwò me egbe. 16 Ne èse
Yehowa, wò Mawu ƒe se, siwo
mede na wò egbe, eye nèlɔ̃ Ye-
howa, wò Mawu la, nèzɔ eƒe mɔ-
wo dzi, eye nèlé eƒe se, ɖoɖo
kple kɔnuwo me ɖe asi la, ekema
ànɔ agbe, eye àdzi ɖe dzi, eye
Yehowa, wò Mawu, ayra wò le
anyigba, si dzi yim nèle, be naxɔe
la dzi. 17 Ke ne wò dzi gbugbɔ,
eye mèɖo to o, eye nèna woflu
wò nède ta agu na mawu bubu-
wo hesubɔ wo la, 18 ekema mele
egblɔm na mi egbea bena,[g] mia-
tsrɔ̃ avɔ kokoko, eye mianɔ agbe
didie le anyigba, si dzi miele
Yordan tso ge ayi, be miaxɔe la
dzi o. 19 [h]Meta dziƒo kple anyi-
gba na mi be: Metsɔ agbe kple
ku, yayra kple fiƒode le mia ŋku
me ɖom. Eyata mitia agbe, be
mia kple wò dzidzimeviwo mianɔ
agbe, 20 eye nalɔ̃ Yehowa, wò Ma-
wu la, ɖo to eƒe gbe, eye naku ɖe
eŋu, elabena eya nye wò agbe,
bena nanɔ agbe didie le anyigba,
si ŋu Yehowa ka atam ɖo be,
yeatsɔ na fofowòwo Abraham,
Isak kple Yakob la dzi.

**Mose ɖe asi le eƒe dɔ ŋu, eye wòtsɔe de asi na Yosua.**

**31.** Tete Mose yi ɖagblɔ nya
siawo na Israel blibo la, 2 eye
wògblɔ na wo bena: [k]Ƒe alafa
ɖeka blave enye si mexɔ egbe
sia, nyemate ŋu agado o, eye nye-
mate ŋu agava me o.[l] Yehowa
gblɔ nam bena, nyematso Yordan
sia o, 3 eye Yehowa, wò Mawu
ŋutɔ adze ŋgɔwò, atsrɔ̃ dukɔ sia-
wo le ŋkuwò me, be naxɔ woƒe
anyigba; Yosua adze ŋgɔwò, abe
alesi wòɖo ŋugbe ene.[n] 4 Yeho-
wa awɔ wo, abe alesi wòwɔ Sixon
kple Og, amesiwo nye Amoritɔwo
ƒe fiawo, kple woƒe anyigbawo,
eye wòtsrɔ̃ wo ene.[o] 5 Ne Ye-
howa tsɔ wo de asi le mia ŋku
me la, ekema miwɔ wo pɛpɛpɛ[r]
ɖe se, siwo mede na mi la nu.
6 Milé dzi ɖe ƒo, eye misẽ ŋu,

[a] 11, 26; 28, 2. 15.
[b] kp. 28.
[d] Mo. III. 26, 40.
[e] Yer. 29, 14; Am. 9, 14.
[f] Yer. 32, 37.
[g] 4, 26.
[h] 4, 26.
[i] 10, 16; Yer. 4, 4; Xez. 11, 19; Ro. 2, 29; Kol. 2, 11.
[k] 34, 7.
[l] Mo. IV. 20, 12.
[n] 3, 28.
[o] Mo. IV. 21, 21 v. 35.
[p] Ro. 10, 6. 8.
[r] 7, 2.

migavɔ̃ o, eye womegadzi ŋɔ na
mi o, elabena Yehowa, wò Mawu
ŋutɔ le yiyim le mia dome, maɖe
asi le ŋuwò o, eye magblẽ wò ɖi
o. 7 Eye Mose yɔ Yosua hegblɔ
nɛ le Israel blibo la ŋku me bena:
Lé dzi ɖe ʄo, eye sẽ ŋu, elabena
wòe le dukɔ sia kplɔ ge ayi anyi-
gba, si ŋu Yehowa ka atam ɖo
na wo fofowo be, yeatsɔ na wo a 32.
la dzi, eye wòe le emã ge na
wo.[b] 8 Yehowa ŋutɔ adze ŋgɔ- b Yos. 1, 6.
wò, eye wòanɔ anyi kpli wò,
maɖe asi le ŋuwò o, eye magblẽ
wò ɖi o; megavɔ̃ o, eye ŋɔ me-
gadzi wò o.
9 Eye Mose ŋlɔ se sia ʄe nya-
wo, eye wòtsɔe de asi na nunɔ- d 32, 16.
lawo, siwo nye Lewi-viwo, ame-
siwo le Yehowa ʄe nubablaɖaka
la tsɔm, kpakple Israel-ame tsitsi-
wo katã. 10 Eye Mose de se na
wo gblɔ bena: Le ʄe adre sia ʄe
adre, ɣeyiɣi, si me wotsɔa fe kena,
le agbadɔŋkekenyuie la dzi,[c] 11 ne c 15, 1.
Israel blibo la va, be wòado ɖe f Ps. 139, 2.
Yehowa, wò Mawu ŋku me le teʄe,
si wòatia la, ekema naxlẽ se sia
ɖe Israel blibo la ʄe to me. 12 Fo
dukɔ la, ŋutsuwo kple nyɔnuwo,
ɖeviwo kple amedzro, siwo le wò
duwo me la nu ʄu, ne woasee,
eye woasrɔ̃e, woavɔ̃ Yehowa, mia
Mawu la, eye woalé se sia ʄe
nyawo katã me ɖe asi, eye woawɔ
wo dzi. 13 Eye wo vi, siwo mele
naneke nyam haɖe o la, nasee,
ne woanya, alesi woavɔ̃ Yehowa,
mia Mawu la, ŋkeke alesi miele
agbe le anyigba, si dzi mietso
Yordan le yiyim, be miaxɔe wòa-
nye mia tɔ la dzi.
14 Eye Yehowa gblɔ na Mose
bena: Kpɔ ɖa, wò kuɣi le aʄe
tum; yɔ Yosua, eye mia kplii mia-
tsi tre ɖe Mawu ʄe agbadɔ la gbɔ,
ne maɖe se nɛ. Eye Mose kple
Yosua woyi ɖatsi tre ɖe Mawu ʄe
agbadɔ la gbɔ. 15 Tete Yehowa
ɖe eɖokui fia le agbadɔ la me le
[g]alililikpo dodoa ɖe me, eye alili- g Mo. II. 40, 34.
kpo dodo la nɔ agbadɔ la ʄe ʋɔ-
tru tame. 16 Eye Yehowa gblɔ h 32, 1.
na Mose bena: Kpɔ ɖa, ne èmlɔ
tɔgbuiwòwo gbɔ la, ekema dukɔ
sia atso adze anyigba, si dzi yim
wole la, ʄe mawuwo yome, woa-
gblẽm ɖi, eye woatu nu, si me-
bla kpli wo la. 17 Eye maɖo dɔ-
medzoe ɖe wo ŋu ɣemaɣi, magblẽ
wo ɖi, eye maɣla nye ŋku me ɖe
wo, be woatsrɔ̃ wo, dzɔgbevɔ̃e
kple hiã geɖe ava wo dzi; tete
woagblɔ le ɣemaɣi bena: Menye
esi Yehowa mele mia dome o ta,
vɔ̃ sia va mia dzi ɖo oa? 18 Ke
maɣla nye ŋku me ɣemaɣi le vɔ̃,
siwo katã wowɔ hedze mawu bu-
buwo yome la ta. 19 Azɔ miŋlɔ[a]
ha sia, eye nafiae Israel-viwo;
tsɔe de nu na wo, bena ha sia
nanye ɖase le mia kple Israel-
viwo dome. 20 Elabena makplɔ
wo ayi anyigba, si ŋu meka atam
ɖo na wo fofowo la dzi, afisi no-
tsi kple anyitsi bɔ ɖo, eye woaɖu
nu aɖi ʄo, [d]akpɔ lãme, emegbe
woadze mawu bubuwo yome asu-
bɔ wo, ke nye la woado vlom,
eye woatu nye nubabla la. 21 Eye
ne dzɔgbevɔ̃e kple hiã geɖe va
wo dzi la, ekema ha sia anye
ɖase anɔ woʄe ŋku me, elabena
mage le woʄe dzidzimeviwo nu o.
Elabena[f] menya tame, si li na wo
fifia, hafi mele wo kplɔm le anyi-
gba, si ŋu meka atam ɖo la dzi
yimi. 22 Eye Mose ŋlɔ ha sia
gbemagbe, eye wòfiae Israel-viwo.
23 Eye wòde se na Yosua, Nun
vi, gblɔ bena: Lé dzi ɖe ʄo, eye
sẽ ŋu, elabena wòe akplɔ Israel-
viwo ayi anyigba, si ŋu meka
atam ɖo na wo la dzi, eye nye
ŋutɔ manɔ anyi kpli wò.

Lewitɔwo xɔ segbalẽ la.

24 Esi Mose ŋlɔ se sia ʄe nyawo
ɖe agbalẽ me vɔ keŋ la, 25 Mose
de se na Lewitɔwo, amesiwo nye
Yehowa ʄe nubablaɖakatsɔlawo
bena: 26 Mitsɔ segbalẽ sia da ɖe
Yehowa, mia Mawu, ʄe nubabla-
ɖaka la xa, ne wòanye ɖase anɔ
afima. 27 Elabena menya miaʄe
tosesẽ kple kɔlialia. Kpɔ ɖa,
ŋkeke alesi menɔ mia gbɔ la,
miesẽ to ɖe Yehowa ŋu vaseɖe
fifi; evɔ, ne meku ɖe? 28 Miʄo
miaʄe towo ʄe ame tsitsiwo katã
kple mia dzikpɔlawo nu ʄu ɖe
gbɔnye, ne magblɔ nya siawo ɖe
woʄe to me, [h]eye mata dziʄo kple
anyigba na wo. 29 Elabena me-
nyae bena, miele gbegblẽ ge ɖe
dzi le nye ku megbe, eye miate
ɖa le mɔ, si mefia mi la dzi,
eye dzɔgbevɔ̃e ava mia dzi eme-
gbe, le esi miewɔ vɔ̃ ɖe Yehowa

ŋu, eye mietsɔ miaƒe asiwo wɔ nu hedo dziku nɛ ta.

30 Eye Mose gblɔ ha sia ƒe nyawo ɖe mii keŋkeŋ ɖe Israel-ha blibo la ƒe to me bena:

Mose ƒe hadzidzi.

**32.** Miɖo to, mi dziƒowo, mele nu ƒo ge, eye anyigba, se nye numenyawo![d] 2 Nye nufiafiawo le ɖuɖu ge abe tsidzadza ene, eye nye nyawo le dzadza ge abe zãmu ene; wole abe tsie nyɔ ɖe gbe dzi ene, eye wole abe tsie tso ka ɖe amagbe dzi ene.[e] 3 Elabena mele Yehowa ƒe ŋkɔ kafu ge, miɖe bubu Yehowa, mia Mawu la ŋu! 4 Agakpe wònye, eƒe nuwɔwɔ de blibo; elabena eƒe mɔwo katã dzɔ. Mawu nyateƒetɔ wònye, eye alakpa mele eme o, nuteƒewɔla kple dzɔdzɔetɔ wònye. 5 Wowɔ nu tovo ɖe eŋu, ŋukpenanu wonye, eye womenye viawo o; dzidzime baɖa kple ame gbegblẽwo wonye![g] 6 Dukɔ dzɔlã kple bometsila, ale nèle akpe dami na Yehowa? [i]Alo menye eya nye fofowò, si wɔ wò oa? Eya ŋutɔe wɔ wò, eye wòɖo wò te.

7 Ðo ŋku gbaɖegbe dzi, eye nabu tame le blematɔwo ŋu; bia fofowò, ne wòato nya na wò, eye bia wò amegã ɖeɖiwo, ne woagblɔe na wò![k] 8 Esi dziƒoʋitɔ[l] mã anyigba na dukɔwo, eye wòkaka amegbetɔviwo me la, [n]eɖo liƒo na dukɔwo, ɖe alesi Israel-viwo sɔ gbɔe nu. 9 Elabena Yehowa tɔ enye eƒe dukɔ, eye Yakob enye domenyinu, si womã nɛ. 10 Efɔe le gbedzi kple gbedadaƒo, afisi gbemelãwo le xɔxlɔ̃m le. Ekpla asi kɔ nɛ, eye wòkpɔ edzi [p]helé be nɛ abe eƒe ŋkuvi ene. 11 Alesi [r]hɔ̃ dea dzo viawo me ɖe dzodzo ŋu, eye wòsa agba ɖe viawo dzi, ekekea eƒe aʋalawo hekɔ wo, eye wòtsɔ wo ɖe eƒe aʋalawo dzi la, 12 nenema Yehowa ɖeɖe kplɔe, eye mawu bubua ɖeke mekpe ɖe eŋu o. 13 Ekplɔe, wònyã avuzi le anyigbawo dzi, eye wòna wòɖu gbemekutsetsewo. Ena anyitsii tso[s] agakpe la me wòno kple amii tso kpekui sesẽwo me. 14 Ena nyinotsi kpekẽ kple alẽnotsii hekpe ɖe alẽviwo kple agbowo, Basan-nyitsuwo kple gbɔ̃tsuwo ƒe amiwo ŋu. Ena bli dokuwoe, eye wòna wein nyuitɔe wòno.

15 [a]Yesurun da ami, eye wòda afɔkli. Eye [b]esi nèda ami klã, eye nèkpɔ lãme la, ègblẽ Mawu, si wɔ wò la ɖi, eye nèdo vlo agakpe, si nye wò xɔxɔ. 16 Wotsɔ mawu bubuwo de ŋuʋaʋã me, eye wotsɔ ŋunyɔnuwo do dɔmedzoe nɛ. 17 Wosa vɔ na trɔ̃, siwo menye mawuwo o, kple mawu, siwo womenya o, kpakple nu yeye, siwo meli tsã o, nusiwo ŋu mia fofowo medzi ŋɔ le o. 18 Eɖe ŋu ɖi le agakpe, si dzi wò la ŋu, eye nèŋlɔ Mawu, si ƒe dɔme nèdzɔ tso la be.

19 Esi Yehowa kpɔ esia la, edo dɔmedzoe, eye wògbe viaŋutsuwo kple vianyɔnuwo 20 hegblɔ bena: Maɣla nye ŋku me ɖe wo, ne makpɔ nusi ava dzɔ ɖe wo dzi. Elabena dzidzime tovo kple vi maɖianukwarewo wonye. 21 Wotsɔ [f]nu maɖimawuwo de ŋuʋaʋã menye, eye wotsɔ woƒe legbawo do dziku nam. [h]Eyata nye hã matsɔ ame maɖidukɔwo ade ŋuʋaʋã wo me, eye matsɔ dukɔ baɖawo ado dziku na wo. 22 Elabena nye ŋɔti me lé dzo, eye wòle bibi ge ade tsiẽƒe ke, afiã anyigba kple nusiwo wɔna le edzi, eye wòafiã towo ƒe gɔmegɔmea. 23 Malɔ dzɔgbevɔ̃ewo katã ali kɔ ɖe wo dzi, eye mada nye aŋutrɔwo katã ɖe wo ŋu.[o] 24 Dɔ awu wo aɖi tsi ɖe wo ŋu, eye asrã kple dovɔ̃ atsrɔ̃ wo; madɔ lãwo ƒe aɖu kple nutata, siwo tana le ké me la, ƒe aɖi ɖe wo ŋu. 25 Yi aɖu nu le gota, eye ŋɔdzi alé ame le xɔ me, ɖekakpuiwo kple detugbiwo, vidziewo kple amegã taɣiwo siaa. 26 Megblɔ be: Maɖo ƒuƒu de wo, eye matutu woƒe ŋkɔ da le amegbetɔwo dome hafi, 27 ɖe menye ɖe mele vɔvɔ̃m be, futɔwo ado dziku nam o, eye woƒe ketɔwo aƒo adegbe agblɔ bena: míaƒe alɔe de dzi, eye menye Yehowae wɔ nu siawo katã o! 28 Elabena dukɔ, si dome adaŋudede mele o, eye nyasãa ɖeke mele wo me o la wonye.[t] 29 Ðe wònye nunyalawo wonye la, ne wodze si nusia, eye ne wobu nusi ava dzɔ ɖe wo dzi la ŋu. 30 Aleke ame ɖeka ate ŋu anyã ame akpe, eye

[a] Yes. 44, 2.
[b] 31, 20.
[d] 31, 28; Yes. 1, 2.
[e] Yes. 55, 10. 11.
[f] Yer. 2, 11.
[g] Yes. 1, 2—4.
[h] Ro. 10, 19.
[i] Mo. II. 4, 22; Yes. 63, 16; Mal. 1, 6.
[k] Ps. 77, 12.
[l] Mo. I. 11, 8.
[n] Dɔ. 17, 26.
[o] Ps. 91, 5.
[p] Ps. 17, 8; Zax. 2, 12.
[r] Ps. 36, 8; Mo. II. 19, 4.
[s] Ps. 81, 17.
[t] Yes. 27, 11; Yer. 4, 22.

ame eve ate ŋu aɖe ame akpe
ewo ɖe nu, ne menye woƒe aga-
kpee tsɔ wo dzra, eye ne menye
Yehowae tsɔ wo ɖe asi o?[a] 31 Ela-
bena woƒe agakpe mede miaƒe
agakpe nu o, míaƒe futɔwo ŋutɔ
nye nyametsolawo. 32 Woƒe wein-
kawo nye Sodom-weinkawo, eye
Gomora-gblewo me wotso. Woƒe
weintsetsewo nye aɖi, eye wo me
tsi vena.[e] 33 Woƒe wein enye da
ƒe aɖi kple ƒli ƒe veve.
34 Alo womedzra nusia ɖo ɖe
gbɔnye oa, eye woɖo ŋkɔ edzi le
nye nuwo dome oa?[f] 35 [g]Tɔnye
enye hlɔ̃biabia kple teƒeɖoɖo le
gbesigbe woƒe afɔ ada; elabena
woƒe gbegblẽɣi le aƒe tum, eye
nusi woɖo ɖe wo ŋu la, le edzi
ɖo ge kaba. 36 Elabena, ne ekpɔ
be, ŋusẽ vɔ le wo ŋu, eye [i]ame
tsitsiwo kple ɖeviwo megali o la,
adrɔ̃ ʋɔnu eƒe dukɔ, eye wòave
eƒe dɔlawo nu. 37 Eye wòabia
bena: Afika woƒe mawuwo le, eye
afika agakpe, si ŋu wole ŋu ɖom
ɖo la le? 38 Miaƒe vɔsa ƒe ami-
ɖulawo kple miaƒe nunovɔsa ƒe
weinnolawo [n]netsi tre, ne woaxɔ
na mi, eye woakpɔ mia ta! 39 Miele
ekpɔm azɔ be, [o]nye ɖeɖe koe li,
eye mawua ɖeke mekpe ɖe ŋunye
oa? [r]Mewua ame, eye megbɔa
agbee, meƒoa ame, eye meyɔa
dɔe, eye womate ŋu aɖe amea
ɖeke tso asinye o. 40 Elabena
medo nye asi ɖe dziƒo gblɔ bena:
Mele agbe tegbee![t] 41 Ne menyre
nye yi dadzo la, eye mede asi
ʋɔnudɔdrɔ̃ me la, ekema mabia
hlɔ̃ nye futɔwo, eye maɖo teƒe
na nye ketɔwo. 42 Mana nye aŋu-
trɔwo nano ʋu amu, eye nye yi
naɖu lã; ame tsiaʋawo kple abo-
yomewo ƒe ʋue, futɔwo kplɔlawo
ƒe tatɔwo ƒe lãe! 43 [z]Mi dukɔwo,
mitso aseye ɖe eƒe dukɔ ŋu, ela-
bena ebia hlɔ̃ ɖe eƒe dɔlawo ƒe
ʋu nu; ebia hlɔ̃ eƒe futɔwo, eye
wòlé avu na eƒe anyigba kple
eƒe dukɔ!
44 Eye Mose kple Yosua, Nun vi,
va gblɔ ha sia ƒe nyawo ɖe dukɔ
la ƒe to me. 45 Esi Mose gblɔ
nya siawo katã na Israel blibo la
vɔ la, 46 egblɔ na wo bena: Mina
nya siawo katã, siwo meku ɖe to
me na mi egbea la, nade dzigbɔ
na mi, eye [e]midee asi na mia

a Mo. III. 26, 8. 36. 37.
b Mo. III. 18, 5.
d Mo. IV. 27, 12; 33, 48.
e Yes. 1, 10.
f 29, 28.
g Ps. 94, 1; Ro. 12, 19; Heb. 10, 30.
h Mo. IV. 20, 23 v. 29.
i Fia. I. 14, 10.
k Mo. IV. 20, 12. 13.
l 34, 4.
n Ʋɔn. 10, 14.
o 4, 35; Yes. 45, 5.
p Mo. I. 49.
r Mo. II. 15, 26; Sam. I. 2, 6; Hi. 5, 18; Hos. 6, 1. 2.
s Yu. 14.
t Mo. II. 6, 8; Xez. 33, 11.
u Mo. II. 15, 18.
v Yes. 44, 2.
y Mo. II. 19, 7. 8.
z Ro. 15, 10.
a Mo. II. 28, 30.
b Mo. II. 17; Mo. IV. 20.
d Mat. 10, 37; Mo. II. 32, 26 v. 29.
e 6, 7.

viwo, ne woalé se sia ƒe nyawo
katã me ɖe asi, eye woawɔ wo
dzi. 47 Elabena menye nya gbɔlo
wonye na mi o, ke boŋ miaƒe[b]
agbee; eye nya sia ana mianɔ
agbe didie le anyigba, si dzi mie-
tso Yordan le yiyim, be miaxɔe
wòanye mia tɔ la dzi.
48 Eye Yehowa gblɔ na Mose
gbemagbe bena: 49 De [d]Abarim-
towo dzi, eye nalia Nebo-to, si le
Moab-nyigba dzi le Yerixo kasa,
eye nakpɔ Kanaan-nyigba, si tsɔ
ge mala na Israel-viwo wòanye
wo tɔ la ɖa. 50 Eye naku le to,
si dzi nède la dzi, eye nayi tɔ-
gbuiwòwo gbɔ, abe alesi [h]nɔviwò
Aron ku le Xor-to la dzi heyi tɔ-
gbuiawo gbɔ ene. 51 Elabena
mieɖi anukware nam le Israel-
viwo dome le dzrewɔtsi la gbɔ
le Kades le Zin-gbedzi o, eye
miekɔ ŋunye le Israel-viwo dome
o.[k] 52 Ãnɔ adzɔge akpɔ anyigba
la ɖa, ke màde anyigba, si mele
Israel-viwo na ge la dzi o.[l]

Mose ƒe yayra mamlẽtɔ kple nyagblɔɖi le to wuleveawo ŋuti.

33. Esia nye yayra, si Mose,
Mawu ƒe ame la, tsɔ [p]yra
Israel-viwo hafi ku. 2 Eye wò-
gblɔ bena: Yehowa tso Sinai va,
edze na wo tso Seir, eye wòdo
tso Paran-to la gbɔ. [s]Ame kɔkɔe
akpe nanewo kpe ɖe eŋu, eye
dzo le eƒe ŋuɖusi na wo. 3 Elɔ̃
dukɔwo, eye eƒe ame kɔkɔewo
katã le esi me. Wodze wò afɔ
yome, eye nètsɔ wò nya kplɔ
woe. 4 See Mose de na mí, si
nye Yakob-ha la ƒe domenyinu.
5 Eyae nye [u]fia le [v]Yesurun, [y]le
esime dukɔ la ƒe tatɔwo ƒo ƒu
kpe ɖe Israel-toawo ŋu. 6 Ruben
anɔ agbe, maku o, eye eƒe ame-
wo manya xlẽ o. 7 Yuda ƒe yayra
enye si. Eye wògblɔ bena: Ye-
howa, se Yuda ƒe gbe, eye ga-
kplɔe va eƒe dukɔ gbɔ! Tsɔ wò
asi wɔ aʋa ɖe eta, eye naxɔe tso
eƒe futɔwo si! 8 Eye wògblɔ le
Lewi ŋu bena: [a]Wò Tumim kple
Urim enye wò ame kɔkɔe la tɔ.
Amesi [b]nète kpɔ le Masa, eye
nèwɔ dzre kplii le dzrewɔtsia
gbɔ. 9 Wogblɔ [d]le wo fofo kple
wo dada ŋu be, yewo mele wo
kpɔm o; womedze si wo nɔviŋu-

tsuwo o, eye womenya woƒe vi-
ŋutsuwo o; ke boŋ woɖo to wò
nyawo, eye wolé wò nubabla me
ɖe asi. 10 Woawoe fiaa wò ɖo-
ɖowo Yakob kple wò se la Is-
rael; woawoe tsɔa dzudzɔdonu
ɖoa wò ŋɔti nu, eye wotsɔa vɔsa
blibo ɖoa wò vɔsamlekpui la dzi.
11 Yehowa, yra eƒe ŋusẽ, eye
na eƒe asinudɔwo nadze dzi nɛ!
Gbã ali na eƒe futɔwo kple eƒe
ketɔwo yaʋayaʋa, ne womagatsi
tre o! 12 Eye wògblɔ le Benya-
min ŋu bena: Yehowa ƒe lɔlɔ̃tɔe,
anɔ egbɔ dedie, eya akpɔ edzi
ɣesiaɣi, eye wòanɔ eƒe abɔta.
13 Eye wògblɔ le Yosef ŋu bena:
Yehowa ayra eƒe anyigba kple
dziƒonu xɔasiwo kple zãmu kpa-
kple anyigbatu me tsiwo. 14 Ayrae
kple kutsetse xɔasi, siwo ɣe na
woɖina, kple kutsetse xɔasi, si-
wo ɣleti na wowɔna. 15 Ayrae
kple nusiwo tso blema-towo dzi
kple nu vevi, siwo wɔna le ble-
ma-togbɛwo dzi, 16 kpakple anyi-
gba dzi nu xɔasiwo woasɔ gbɔ! Eye
[e]amesi le ŋuvekɔe me la ƒe ame-
nuveve ava Yosef ƒe ta dzi kple
[f]nɔviawo ƒe amegã ƒe dzodome.
17 Edze ɖeka abe eƒe nyitsu ŋgɔ-
gbea ene, eye eƒe dzowo le abe
to ƒe dzowo ene. Woawo wòtsɔ
tu dukɔwo ƒu anyi vaseɖe anyi-
gba seƒewo ke. Esiawo nye Efra-
yim ƒe ame akpe nanewo kple
Manase ƒe ame akpeawo. 18 Eye
wògblɔ le Zebulon ŋu bena: Ze-
bulon, wò mɔzɔzɔ nedzɔ dzi na
wò, eye wò Isaxar, kpɔ dzidzɔ le
wò aƒenɔnɔ ŋu! 19 Wokpe dukɔwo
va to la gbɔ, afisi wosa vɔ vavã-
tɔwo le, elabena wole ƒu me kesi-
nɔnuwo kple ketu me nu veviwo
ɖe ge. 20 Eye wògblɔ le Gad ŋu
bena: Woakafu amesi na nɔƒe
keke Gad! Etsyɔ akɔ anyi abe
dzatanɔ ene, eye wòvuvu abɔ kple
ta. 21 Ekpɔ anyigba nyuitɔ da
ɖi, si wodzra ɖo ɖi na aʋakplɔla.
Enɔ dukɔ la nu yi kpli wo, be
wòawɔ nusi dze Yehowa ŋu, eye
eya kple Israel wowɔ eƒe ɖoɖo-
wo dzi.[l] 22 Eye wògblɔ le Dan
ŋu bena: Dan enye dzatavi, si ti
kpo tso Basan. 23 Eye wògblɔ
le Naftali ŋu bena: Nu nyuiwo
asɔ gbɔ ɖe Naftali si, Yehowa ƒe
yayra anɔ edzi fũ, eye axɔ ɣe-
todoƒe kple dziehenyigba wòanye
etɔ. 24 Eye wògblɔ le Aser ŋu
bena: Woayra Aser le viŋutsuwo
dome! Eƒe nu anyo nɔviawo ŋu,
eye wòatsɔ eƒe afɔ ade ami me!
25 Wò gametiwo nye gayibɔ kple
akɔbli, eye àkpɔ dzudzɔ le wò
agbe me ŋkekewo katã me.
26 Mawu ɖeke mele abe [a]Ye-
surun ƒe Mawu la ene o, amesi
le yiyim le dziƒo, be yeaxɔ na
wò, amesi ƒe ŋutikɔkɔe le alili-
kpowo me. 27 Blema-Mawu la
enye sitsoƒe, kple abɔ mavɔwo le
anyigba afi. Enyã futɔwo le ŋgɔ-
wò, eye wògblɔ be: Mitsrɔ̃ wo!
28 Israel, si nye Yakob ƒe vudo
la, [b]anɔ aga dedie le anyigba, si
dzi bli kple wein le, afisi zãmu
dzana tso dziƒo ɖo. 29 Woayra
wò Israel! Ameka de nuwò? Du-
kɔ, si Yehowa ɖe, amesi nye wò
akpoxɔnu kple xɔwòla, kpakple
wò dziɖuɖu ƒe yi! Wò futɔwo
avivi nu me na wò, ke wò la ànyã
avuzi le wo dzi.[d]

Mose ƒe ku.

**34.** Esi Mose lia Nebo-to la hede
Pisga tame le Moab-tagba
le Yerixo kasa la, Yehowa [g]na
wòkpɔ anyigba blibo la tso Gilead
vaseɖe Dan, 2 Naftali blibo la,
Efrayim kple Manase ƒe anyigba,
kpakple Yuda ƒe anyigba blibo la
vaseɖe ƒu nu, 3 dziehe gome kple
devedu Yerixo ƒe gbadzaƒe nuto-
wo me vaseɖe Zoar ke. 4 Eye
Yehowa gblɔ nɛ bena: Esia nye
anyigba, si ŋu meka atam ɖo hedo
ŋugbe na Abraham, Isak kple Ya-
kob bena, [h]matsɔe na woƒe dzi-
dzimeviwo. Mena nèkpɔe kple
wò ŋkuwo, ke màde afima akpɔ
o. 5 Eye Mose, Yehowa ƒe dɔla,
ku ɖe afima le Moab-nyigba dzi,
abe alesi Yehowa gblɔ ene.[i] 6 Eye
wòdii ɖe bali la me le Moab-nyi-
gba dzi le Bet-Peor kasa; ke amea
ɖeke menya eɖiƒe vaseɖe egbe o.[k]
7 Mose xɔ ƒe alafa ɖeka blave
hafi ku; ke eƒe ŋkuwo metsi o,
eye agbe gale eŋu. 8 Eye Israel-
viwo fa na Mose [n]ŋkeke blaetɔ̃
sɔŋ le Moab-tagba. Emegbe wo-
wu avifafa-ŋkekeawo kple funyi-
nyi na Mose nu. 9 Eye nunyagbɔ-
gbɔ yɔ [o]Yosua, Nun vi fũ, ela-
bena Mose da asi ɖe edzi. Eye

[a] Yes. 44, 2.
[b] Mo. IV. 23, 9.
[d] 4, 7. 8; Ps. 33, 12; 144, 15.
[e] Mo. II. 3, 2.
[f] Mo. I. 49, 26.
[g] 3, 27.
[h] Mo. I. 12, 7.
[i] 32, 50.
[k] Yu. 9.
[l] Mo. IV. 32.
[n] Mo. IV. 20, 29.
[o] Mo. IV. 27, 18.

Israel-viwo ɖo toe, eye wowɔ, abe
alesi Yehowa ɖe se na Mose ene.
10 Ke nyagblɔɖilaa ɖeke megano
Israel kpɔ abe Mose, Yehowa nya
[a]ŋku me kple ŋku me ene o;
11 amesi Yehowa dɔ ɖe Egipte-

[a] Mo. II. 33, 11; Mo. IV. 12, 6-8.

nyigba dzi, be wòawɔ dzesiwo
kple nukunuwo ɖe Farao kple eƒe
dɔlawo katã kpakple eƒe anyigba
blibo la ŋu; 12 hekpe ɖe ŋusẽnu
kple nu tsu dziŋɔ, siwo katã Mose
wɔ le Israel blibo la ŋku me ŋuti.

# YOSUA ƑE AGBALẼ.

Mawu ɖo ŋusẽ Yosua le eƒe ɖɔwɔwɔ me.

1. Le Yehowa ƒe dɔla Mose ƒe ku
megbe la Yehowa gblɔ na Yo-
sua, Nun vi, si nye Mose ƒe su-
bɔla bena: 2 Nye dɔla Mose [b]ku,
eyata tsi tre, eye mia kple dukɔ
blibo la miatso Yordan sia ayi
anyigba, si mebe, mana Israel-viwo
la dzi. 3 Teƒe sia teƒe, si miaƒe
afɔƒome aɖo la, matsɔe na mi, abe
alesi megblɔ na Mose ene.[e] 4 Miaƒe
anyigba atso gbedzi kple Libanon
sia gbɔ vaseɖe Frat-tɔsisi gã la
nu, Xititɔwo ƒe anyigba blibo
la vaseɖe ƒu gã la nu le ɣe-
toɖoƒe gome. 5 Amea ɖeke ma-
nɔ te ɖe nuwò le wò agbe me
ŋkekewo katã me o; alesi menɔ
kple Mose la, nenema manɔ kple
wò hã; [f]nyemaɖe asi le ŋuwò o,
eye nyemagblẽ wò ɖi o. 6 [g]Lé
dzi ɖe ƒo, eye nasẽ ŋu, elabena
wòe amã anyigba, si ŋu meka atam
ɖo na wo fofowo bena, matsɔe na
wo la, na dukɔ sia. 7 Lé dzi ɖe
ƒo, eye nasẽ ŋu vevie ko; lé se,
siwo katã nye dɔla Mose ɖe na
wò la me ɖe asi, eye nawɔ wo
dzi, megadze ɖe [h]ɖusi alo mia me
o, [i]ne wòadze dzi na wò le afi-
siafi, si nayi. 8 Megaɖe nu le se-
gbalẽ sia ŋu o, eye [k]nabu eŋu zã
kple keli, ne nalé nusiwo katã
woŋlɔ ɖe eme la me ɖe asi, eye
nawɔ wo dzi; elabena eya ko hafi
dzɔgbenyuie anɔ mɔ dzi na wò,
eye nusianu adze dzi na wò. 9 Me-
nye ɖe mede se na wò be, lé dzi
ɖe ƒo, eye nasẽ ŋu, ŋɔ megadzi
wò o, eye dzidzi megaƒo wò oa?
Elabena Yehowa, wò Mawu la, li
kpli wò le afisiafi, si nayi ɖo.

Dukɔ la be, yeaɖo to Yosua.

10 Tete Yosua ɖe se na dukɔ
la dzikpɔlawo bena: 11 Mitsa le
asaɖa la me, ne miaɖe se na dukɔ
la bena: Midzra mɔ dzi nuɖuɖu ɖo,

[b] Mo. V. 34, 5.
[d] Mo. IV. 32, 20.
[e] Mo. V. 11, 24.
[f] Mo. V. 31, 8; Heb. 13, 5.
[g] Mo. V. 3, 28; 31, 7. 23.
[h] Mo. V. 5, 29.
[i] Fia. I. 2, 3.
[k] Ps. 1, 2. 3.
[l] kp. 6.
[n] Yak. 2, 25; Heb. 11, 31.

elabena ŋkeke etɔ̃ megbe la miele
Yordan sia tso ge ayi aɖaxɔ anyi-
gba, si Yehowa, mia Mawu be, yea-
tsɔ na mi wòanye mia tɔ la. 12
Eye Yosua gblɔ na Ruben-viwo,
Gad-viwo kple Manase-viwo ƒe to
afã bena: 13 Miɖo ŋku nya, [d]si
Yehowa ƒe dɔla Mose gblɔ na mi
la dzi bena: Yehowa, mia Mawu,
na miegbɔ ɖe eme, eye wòtsɔ
anyigba sia na mi. 14 Mina mia
srɔ̃wo kple mia viwo kpakple
miaƒe lãwo natsi anyigba, si Mose
na mi le Yordan godo la dzi; ke
kalẽtɔwo katã nabla akpa adze
wo nɔviwo ŋgɔ, ne woakpe ɖe wo
ŋu, 15 vaseɖe esime Yehowa ana
mia nɔviwo hã nakpɔ gbɔdzɔe abe
miawo ke ene; eye ne Yehowa,
mia Mawu, tsɔ anyigba, si wòle
wo na ge, na wo la, ekema mia-
gbugbɔ ayi aɖaxɔ anyigba, si Ye-
howa ƒe dɔla Mose na mi le Yor-
dan godo le ɣedzeƒe gome. 16 Tete
woɖo ŋu na Yosua bena: Míawɔ
se, siwo katã nèɖe na mí la dzi,
eye afisiafi, si nèdɔ mí ɖo la, míayi!
17 Alesi míeɖo to Mose la, nene-
ma ke míaɖo to wò hãe; Yehowa
nanɔ kpli wò ko, abe alesi wònɔ
kple Mose ene! 18 Woawu ame-
siame, si asẽ to ɖe wò sedeɖewo
ŋu, eye maɖo to wò nya, siwo
katã nègblɔ na mí o la.[l] Lé dzi
ɖe ƒo, eye nasẽ ŋu ko!

Raxab ɖe Israel-vi ŋkutsalawo.

2. Eye Yosua, Nun vi, dɔ ŋutsu
eve le adza me tso Sitim, be
woaɖatsa ŋku, gblɔ bena: Miyi
ɖakpɔ anyigba la kple Yerixo ɖa!
Tete woyi, eye [n]wova dze gboloa
ɖe, si ŋkɔ nye Raxab la ƒe me, eye
wotsi afima dɔ. 2 Eye wogblɔ na
Yerixo-fia bena: Kpɔ ɖa, ŋutsuwo
tso Israel-viwo dome va afisia
egbe zã, be woatsa ŋku le anyi-

gba la dzi. 3 Tete Yerixo-fia dɔ
ame ɖo ɖe Raxab gbɔ gblɔ bena:
Ðe ŋutsu, siwo va gbɔwò hedze
afewò me la na, elabena ŋku tsa
ge wova anyigba blibo la dzi.
4 Ke nyɔnu la tsɔ ŋutsu eveawo
ɣla, eye wògblɔ bena: Ele me be,
ŋutsuawo nya va gbɔnye, gake
nyemenya afisi wotso o. 5 Esi anyi-
gba tsyɔ, eye wole agbo tu ge la,
ŋutsuawo do go, gake nyemenya
afisi woyi o; miti wo yome kaba,
elabena miate ŋu atu wo! 6 Evɔ
wònye ekplɔ wo ɖaɣla ɖe xɔta
ɖe ɖetifu, siwo wòsia ɖe xɔta me
hafi. 7 Ke ŋutsuawo ti wo yome
ɖo ta Yordan nu, eye esi wo yo-
metilawo do go la, wodo agbo la
ɖe wo megbe. 8 Hafi ŋutsuawo
nadɔ alɔ̃ la, nyɔnu la yi wo gbɔ
le xɔta 9 gblɔ na wo bena: Me-
nyae bena, Yehowa le anyigba la
tsɔ ge na mi,[a] ŋɔdzi, si le mia ŋu
la, va lé mí, eye anyigbadzitɔwo
katã de asi mia vɔvɔ̃ me. 10 Ela-
bena míese, alesi Yehowa na[b]Ava-
fu la mie le mia ŋgɔ, esime mie-
ʋu tso Egipte, kpakple [d]nusi
miewɔ Amoritɔwo fe fia eveawo,
siwo nye Sixon kple Og le Yor-
dan godo, amesiwo mietsrɔ̃ gbi-
digbidi. 11 Esi míesee la, [e]dzi ɖe
le mía fo, eye kalẽ megale amea
ɖeke me ɖe mia ŋu o, elabena
[g]Yehowa, mia Mawu, enye Mawu
le dzifo afime kple anyigba dzi
afi. 12 Eyata azɔ mita Yehowa
nam, eye alesi meve mia nui la,
nenema ke miawo hã [h]miave nye
fome nui, eye mina dzesim ɖe dzi,
13 be miana fofonye kple danye,
nɔvinyeŋutsuwo kple nɔvinyenyɔ-
nuwo kpakple wofe fometɔwo
katã natsi agbe, eye miaxɔ mí ɖe
agbe. 14 Tete ŋutsuawo gblɔ nɛ
bena: Ne míegblɔ nya sia wose
o, eye Yehowa tsɔ anyigba la na
mí, gake míeve nuwò o, eye míeɖi
anukware na wò o la, ekema mía-
ku ɖe mia tefe! 15 Tete wòtsɔ
atagbi ɖiɖi wo to efe xɔ, si le
dua fe gli ŋu la, fe fesre nu ɖe
anyi; elabena efe afe le glia dzi.
16 Eye wògblɔ na wo bena: Miɖo
ta toawo dzi, ne mia yometilawo
magado go mi o, eye miɣla mia
ɖokui ɖe afima ŋkeke etɔ̃, vaseɖe
esime mia yometilawo atrɔ, eme-
gbe hafi mialé miafe mɔ. 17 Eye

[a] Mo. II. 23, 37.
[b] Mo. II. 14, 21.
[d] Mo. IV. 21, 24. 35.
[e] 5, 1; Mo. II. 15, 14. 16.
[f] kp. 9.
[g] Mo. V. 4, 39.
[h] 6, 23. 25.
[i] Mo. IV. 25, 1.
[k] Mo. II. 19, 10.
[l] 6, 6.

ŋutsuawo gblɔ nɛ bena: Atam, si
nèna míeka na wò la, ado le mía
dzi: 18 Kpɔ ɖa, ne míeva anyi-
gba dzi la, ekema tsɔ ka dzẽ da-
da tsi ɖe fesre, si nu nèɖiɖi mí
toe la ŋu, eye nakplɔ fofowò kple
dawò, nɔviwòŋutsuwo kple fowò-
metɔwo katã ava afewò me. 19 Ne
amea ɖe do le wò xɔ me ɖe xexe
la, ekema efe ʋu tsi eya ŋutɔ fe
ta dzi, eye míeɖi fɔa ɖeke o; ke
ne amea ɖe le gbɔwò le wò xɔ
me, hafi amea ɖe wɔ nanee la,
ekema efe ʋu tsi míafe ta dzi.
20 Eye neègblɔ míafe nya sia
wose la, ekema atam, si nèna míe-
ka na wò la, do le mía dzi. 21 Eye
wòɖo ŋu na wo bena: Neva me,
abe alesi miegblɔ ene! Eye wòɖe
asi le wo ŋu woyi. Eyome wòtsi
ka dzẽ dada ɖe fesre la nu. 22 Eye
woyi dzi ɖatsi afima ŋkeke etɔ̃
sɔŋ, vaseɖe esime wo yometilawo
trɔ gbɔ. Eye wo yometilawo di
wo le mɔ blibo la katã dzi, gake
womekpɔ wo o. 23 Tete ŋutsu
eveawo gbugbɔ tso toawo dzi, eye
wotso tɔ la va Yosua, Nun vi la
gbɔ hexlẽ nusiwo katã dzɔ ɖe wo
dzi la nɛ. 24 Eye wogblɔ na Yo-
sua bena: Nyatefee, Yehowa tsɔ
anyigba blibo la de asi na mí,
elabena anyigbadzitɔwo hã le mía
vɔ̃m.[f]

**Israel-viwo tso Yordan-tɔsisi.**

3 Tete Yosua kple Israel-viwo
katã fɔ ŋdi kanya, eye woho
tso [i]Sitim heva Yordan nu, eye
wotsi afima dɔ, hafi woava tso tɔ
la. 2 Le ŋkeke etɔ̃ megbe la
dzikpɔlawo tsa le asaɖa la me,
3 eye wode se na dukɔ la bena: Ne
miekpɔ be, nunɔlawo, amesiwo nye
Lewitɔwo, tsɔ Yehowa, mia Mawu
fe nubablaɖakaa la, ekema miawo
hã miaho le mia tefewo adze eyo-
me. 4 Ke mina mia kplii dome
nadidi abɔklugui akpe eve, eye
migate ɖe eŋu wu o, ne mianya
mɔ, si to ge miala, elabena mieto
mɔ sia dzi kpɔ o. 5 Eye Yosua
gblɔ na dukɔ la bena: [k]Mikɔ mia
ɖokui ŋu, elabena etsɔ la Yehowa
le nukunu wɔ ge le mia dome.
6 Eye Yosua gblɔ na nunɔlawo
bena: Mikɔ [l]nubablaɖaka la dze
dukɔ la ŋgɔ! Tete wokɔ nubabla-
ɖaka la dze dukɔ la ŋgɔ. 7 Eye

Yehowa gblɔ na Yosua bena:
Madze gɔme egbe ade asi [a]gã-
ɖoɖo me wò le Israel blibo la ŋku
me, ne woadze sii be, [b]alesi menɔ
kple Mose la, nenema ke manɔ
kpli wò hã. 8 De se na nunɔla,
siwo le nubabladaka tsɔm la be-
na: Ne mieva ɖo Yordan-tɔa nu
la, ekema mitɔ ɖe afima!
9 Tete Yosua gblɔ na Israel-
viwo bena: Mite va afi, ne miase
Yehowa, mia Mawu ƒe nya! 10 Eye
Yosua gblɔ bena: Esia miatsɔ adze
sii bena, Mawu gbagbe le mia dome,
eye wòle Kanaanitɔwo, Xititɔwo,
Xiwitɔwo, Perizitɔwo, Girgasitɔ-
wo, Amoritɔwo kple Yebusitɔwo
nyã ge ɖa le mia ŋgɔ vavã. 11
Kpɔ ɖa, anyigba blibo la ƒe Aƒetɔ
ƒe nubabladaka le mia ŋgɔ dze
ge ato Yordan me. 12 Eyata miɖe
ŋutsu wuieve le Israel ƒe toawo
me, to ɖeka ame ɖeka. 13 Ne nu-
nɔla, siwo tsɔ anyigba blibo la
ƒe Aƒetɔ, Yehowa ƒe nubabladaka,
ƒe afɔƒome ka Yordan me tsia me
la, ekema Yordan me tsi la nu
atso, eye dzigbe gome tsi la amli
kɔ ɖe afi ɖeka. 14 Tete dukɔ la
do tso woƒe agbadɔwo me, eye
woho, be yewoatso Yordan, eye
nunɔlawo tsɔ nubabladaka la dze
dukɔa ŋgɔ. 15 Esi aɖakatsɔlawo
va Yordan nu, eye nunɔla, siwo
tsɔ aɖaka la, ƒe afɔwo ka tsia
me la, – ke Yordan ɖɔ gbagba
go le nuŋeyi blibo la katã me –
16 tete [e]dzigbe gome tsi la mli kɔ
ɖe kekeke Adam, du, si le Zare-
tan kasa la gbɔ, eye tsi, si sina
yina ɖe tagbaƒu, si nye Dzeƒu me
la, mie ƒiaƒiaƒia, eye dukɔ la ɖi go
ɖe Yerixo kasa. 17 Eye nunɔla,
siwo tsɔ Yehowa ƒe nubabladaka
la, tɔ ɖe tsitre sesĩe le ƒuƒuiƒe le
Yordan titina, vaseɖe esime dukɔ
blibo la va Yordan godo.

**Ŋkuɖoɖo Yordan-tsotso dzi kpewo.**

4. Esi dukɔ blibo la ɖi go ɖe
Yordan godo vɔ la, Yehowa
gblɔ na Yosua bena: 2 Miɖe ŋu-
tsu wuieve le dukɔ la dome, to
ɖeka ame ɖeka, 3 eye miɖe se
na wo bena: Miyi ɖaɖe kpe wuieve
le Yordan me le teƒe, si nunɔla-
wo ƒe afɔ tsi tre ɖo la, eye mitsɔ
wo va teƒe, si miedro ɖo, afisi
miele tsitsi ge adɔ la. 4 Tete Yo-
sua yɔ ŋutsu wuieve, siwo wotia
ɖi la, le Israel-viwo dome, to ɖeka
ame ɖeka. 5 Eye Yosua gblɔ na
wo bena: Miyi Yordan titina le
Yehowa, mia Mawu ƒe aɖaka la
ŋgɔ, eye mia dome amesiame na-
tsɔ kpe ɖeka ɖe abɔta, ɖe Israel-
viwo ƒe toawo ƒe xexlẽme nu;
6 ne kpe siawo nanye dzesi anɔ
mia dome. Eye ne [d]mia viwo ava
bia mi gbaɖegbe bena: Kpe siawo
gɔme ɖe hã la, 7 ekema migblɔ
na wo bena: Elabena Yordan me
tsia nu tso le Yehowa ƒe nuba-
bladaka la ŋgɔ; esi wole Yordan
tso ge la, tete Yordan me tsi la
nu tso, eyata kpe siawo nye ŋku-
ɖodzinu na Israel-viwo tegbee ɖo.
8 Eye Israel-viwo wɔ, abe alesi
Yosua de se na wo ene; woɖe
kpe wuieve le Yordan titina ɖe
Israel-viwo ƒe toawo ƒe xexlẽme
nu, abe alesi Yehowa gblɔ na
Yosua ene, eye wotsɔ wo va da
ɖe afisi wodro ɖo. 9 Ke Yosua
tu kpe wuieve ɖe Yordan titina
hã, ɖe afisi nunɔla, siwo tsɔ nu-
babladaka, ƒe afɔwo tsi tre ɖo,
eye wotsi afima vaseɖe egbe.
10 Eye nunɔla, siwo tsɔ aɖaka
la, tɔ ɖe Yordan titina, vaseɖe
esime wowɔ nusiwo katã Yehowa
de se na Yosua be, wòagblɔ na
dukɔ la vɔ, abe alesi Mose de se
na Yosua ene; eye dukɔ la ɖi go
afɔ tsɔtsɔe ɖe tɔa godo. 11 Esi
dukɔ la ɖi go vɔ la, Yehowa ƒe
aɖaka la hã va tɔa godo, eye nu-
nɔlawo dze dukɔ la ŋgɔ. 12 Tete
Ruben-viwo kple Gad-viwo kpa-
kple Manase-viwo ƒe to afã bla
akpa dze Israel-viwo ŋgɔ, abe
alesi Mose gblɔ na wo ene.[f]
13 Ŋutsu, siwo bla akpa dze Ye-
howa ŋgɔ heyina aʋa le Yerixo-
tagba la, anɔ ame akpe blane.
14 [g]Gbemagbe Yehowa do kɔkɔ
Yosua le Israel blibo la ŋku me,
eye wovɔ̃e le eƒe agbe me ŋkeke-
wo katã me, abe alesi wovɔ̃ Mose
ene. 15 Eye Yehowa gblɔ na Yo-
sua bena: 16 De se na nunɔla,
siwo tsɔ seɖaka la bena, woado
le Yordan me. 17 Tete Yosua de
se na nunɔlawo bena: Mido go
le Yordan la me! 18 Esi nunɔla,
siwo tsɔ Yehowa ƒe nubabladaka,
do go le Yordan me, eye nunɔ-
lawo ƒe afɔƒome nya ka ƒuƒuiƒe

[a] 4, 14.
[b] 1, 5. 17.
[d] Mo. II. 12, 26.
[e] Mo. II. 4, 21; Ps. 114, 3.
[f] Mo. IV. 32, 21. 29.
[g] 3, 7.

ko la, tete Yordan me tsi la gagbugbɔ va enɔfe, eye wògbagba
de efe gowo katã dzi abe tsã ene.
19 Dukɔ la di go de Yordan godo le ɣleti gbãtɔ fe ŋkeke ewolia
dzi, eye wofu asada anyi de [a]Gilgal le Yerixo fe ɣedzefe gome.
20 Eye Yosua tsɔ kpe wuieve ma, siwo wode le Yordan me la, tu
de Gilgal. 21 Eye wògblɔ na Israel-viwo bena: [b]Ne mia viwo
ava bia wo fofowo gbadegbe bena, kpe siawo gome de hã la,
22 ekema migblɔ na mia viwo bena: Fufuifee Israel to di go de
Yordan godo, 23 elabena Yehowa, mia Mawu, na Yordan me tsi la mie
le mia ŋgɔ, eye mieto eme yi, abe alesi Yehowa, mia Mawu, na
[d]Avafu la mie le mía ŋgɔ, eye míeto eme yi ene; 24 ne anyigba dzi dukɔwo katã nadze si Yehowa fe asi sesẽ la, eye miawo
miavɔ̃ Yehowa, mia Mawu la ɣesiaɣi.

Kanaanitɔwo fe vovɔ̃.

**5.** Esi Amoritɔwo fe fiawo katã, amesiwo le Yordan godo le
ɣedzefe gome, kple Kanaanitɔwo fe fiawo katã, amesiwo le fu ŋu,
se bena, Yehowa na [h]Yordan me tsi la mie le Israel-viwo ŋgɔ, eye
woto me di go la, tete [i]dzi de le wo fo, eye kalẽ megale amea
deke me de Israel-viwo ŋu o.

Aʋatsotso le Kanaan-nyigba dzi.

2 Le ɣemaɣi Yehowa gblɔ na Yosua bena: Tsɔ kpe wɔ [l]hɛ,
eye natso aʋa na Israel-viwo zi evelia! 3 Tete Yosua tsɔ kpe wɔ
hɛwo hetso aʋa na Israel-viwo le Aralot-togbɛ la gbɔ. 4 Nusi ta
Yosua tso aʋa na wo do la, enye si: Esime dukɔ blibo la ʋu tso
Egipte la, ŋutsu aʋawɔla, siwo katã tso Egipte la, ku le mɔ ta
le gbedzi. 5 Amesiwo katã ʋu la, tso aʋa, ke amesiwo katã wodzi le mɔ ta le gbedzi, esime woʋu tso Egipte la, metso aʋa
o. 6 Elabena fe blane sɔŋ Israel-viwo zɔ gbedzi, vasede esime
[o]aʋawɔla, siwo le dukɔ blibo la dome la ku, elabena womedo to
Yehowa fe gbe o, eye Yehowa ka atam na wo bena, womakpɔ
anyigba, si ŋu Yehowa ka atam do na wo fofowo be, yeatsɔ na
mí, anyigba, si dzi notsi kple anyitsi bɔ do la o. 7 Eye wòtsɔ
wo viwo do wo tefe; woawoe Yosua tso aʋa na, elabena bolobolotɔwo wonye, eye wometso aʋa na
wo le mɔ ta o. 8 Esi wotso aʋa na wo katã vɔ la, wotsi afima le
wofe asada me, vasede esime abia ku na wo. 9 Tete Yehowa gblɔ
na Yosua bena: Mede Egipte-ŋukpe da le mia ŋu egbe; eyata
wona ŋkɔ tefe la bena Gilgal vasede egbe.

Ŋutitotoŋkekenyuie. Mana la nu tso.

10 Esi Israel-viwo fu asada anyi de Gilgal la, wodu ŋutitotoŋkekenyuie la le ɣleti la fe ŋkeke
wuienelia dzi le fiẽ le Yerixo-tagba, 11 eye wodu abolo maʋamaʋã kple bliti memee, siwo nye
anyigba dzi agblemenuwo le ŋkeke, si dze ŋutitotoŋkekenyuie yome la dzi.[e] 12 Eye esi wodu anyigba dzi agblemenuwo ŋu ke la, mana la nu tso, eye mana deke megali na Israel-viwo o, ke boŋ wodu
Kanaan-nyigba dzi agblemenuwo le fe ma me.[f]

Mawudola de edokui fia Yosua.

13 Esi Yosua le Yerixo gbɔ, eye wòfɔ kɔ dzi la, ekpɔ [g]ŋutsua de
di yi de asi, le tsitre de eŋgɔ. Tete Yosua zɔ de edzi biae bena:
Mía dzi nèle loo, alo míafe futɔwo dzi nèlea? 14 Edo ŋu be: Gbede,
ke boŋ [k]Yehowa fe aʋafia menye; azɔ medo enye si! Tete Yosua
tsyɔ mo anyi hede ta agu, eye wòbiae bena: Nya ka le nye afetɔ si na efe dɔla? 15 Yehowa fe
aʋafia la gblɔ na Yosua bena: [n]Ɖe wò atokota le afɔ, elabena
tefe, si nèle tsitre do la, tefe kɔkɔe! Tete Yosua wɔ nenema.

Woxɔ Yerixo, eye wotsrɔ̃e.

**6.** Ke wodo Yerixo fe agbowo hexe mɔ na Israel-viwo, eye
amea deke mete ŋu do alo va me o. 2 Eye Yehowa gblɔ na
Yosua bena: Kpɔ da, metsɔ Yerixo kple eme fia kpakple kalẽtɔwo de asi na wò. 3 Eyata aʋawɔlawo katã nazɔ afo xlã du la
akpe do zi deka; alea woawɔ ŋkeke ade sɔŋ. 4 Eye nunɔla
adre natsɔ [p]akpɔfɛ adre adze adaka la ŋgɔ. Ke le ŋkeke adreagbe
la woazɔ afo xlã du la akpe do

[a] 5, 9. [b] kp. 6. [d] Mo. II. 14, 21. 22. [e] Mo. II. 12, 6; Mo. III. 23, 5. [f] Mo. II. 16, 35. [g] Mo. IV. 22, 23. 31. [h] 3, 16. [i] 2, 11. [k] Mo. II. 14, 19. [l] Mo. II. 4, 25. [n] Mo. II. 3, 5. [o] Mo. IV. 14, 22. 23. [p] Mo. III. 25, 9.

zi adre, eye nunɔlawo naku akɔ-
ƒeawo. 5 Ne wonya ku lãdzoawo
tsiã ɖe nu miese ko la, dukɔ bli-
bo la natso aseye hoo, ekema du
la ƒe gliwo aŋe adze eme, eye
dukɔ la nakpɔ ŋgɔ tẽ age ɖe me.
6 Tete Yosua, Nun vi, yɔ nunɔ-
lawo gblɔ na wo bena: Mitsɔ nu-
babladaka la, eye nunɔla adre na-
tsɔ akɔƒe adre adze Yehowa ƒe
aɖaka la ŋgɔ. 7 Eye wògblɔ na
dukɔ la bena: Mizɔ yi ɖaƒo xlã
du la, eye amesiwo bla akpa
la, nadze Yehowa ƒe aɖaka la
ŋgɔ. 8 Esi Yosua gblɔ nya sia
na dukɔa la, tete nunɔla adreawo
tsɔ akɔƒe adre dze Yehowa ŋgɔ
heyi, eye woku akɔƒeawo, eye
Yehowa ƒe nubabladaka la dze
wo yome; 9 amesiwo bla akpa
la, dze nunɔla, siwo le akɔƒeawo
kum la ŋgɔ, eye ame mlɔeawo
dze aɖaka la yome, eye wole akɔ-
ƒeawo kum atraɖii. 10 Ke Yosua
de se na dukɔ la bena: Migatso
aseye o, migado zi o, eye migaƒo
nua ɖeke o, vaseɖe gbesigbe ma-
gblɔ na mi be, mitso aseye, hafi
miatso aseye! 11 Eye Yehowa ƒe
aɖaka la ƒo xlã du la va kpe zi
ɖeka, emegbe wogbugbɔ va asaɖa
la me hetsi afima dɔ. 12 Ke Yo-
sua fɔ ŋdi kanya, eye nunɔlawo
tsɔ Yehowa ƒe aɖaka la; 13 nu-
nɔla adreawo tsɔ akɔƒe adre dze
Yehowa ƒe aɖaka la ŋgɔ, eye wole
akɔƒeawo kum, ke amesiwo bla
akpa la, dze wo ŋgɔ, eye ame
mlɔeawo dze Yehowa ƒe aɖaka
la yome, eye wole akɔƒeawo kum
atraɖii. 14 Eye wozɔ ƒo xlã du
la zi ɖeka va kpe le ŋkeke evea-
gbe, emegbe wogbugbɔ va asaɖa
la me; alea wowɔ ŋkeke ade sɔŋ.
15 Ke woƒɔ le ŋkeke adreagbe
kaba, esime dzite tso, eye wozɔ
ƒo xlã du la alea zi adre; le ŋkeke
adrelia dzi ko woƒo xlã du la zi
adre. 16 Zi adrelia la nunɔlawo
ku akɔƒeawo, eye Yosua gblɔ na
dukɔ la bena: Mitso aseye, ela-
bena Yehowa tsɔ du la de asi na
mi! 17 [h]Mitsrɔ̃ du la kple nusiwo
katã le eme gbidigbidi na Yeho-
wa; negbe Raxab, gbolo la, kple
amesiwo katã le eƒe me ko [i]mia-
xɔ ɖe agbe, elabena eyae tsɔ ame-
siwo míedɔ la ɣla. 18 Ke mikpɔ
nyuie [l]le busunuawo ŋu, ne mia-
gatsɔ wo dometɔa ɖeke ado busu
mia ɖokui ahakplɔ busu aƒu Israel-
saɖa la, eye wòage ɖe dzɔgbevɔ̃e
me o. 19 Ke klosalo kple sika,
akɔblinuwo kple gayibɔnuwo ka-
tã ŋu kɔ na Yehowa, eye woa-
tsɔ wo ava Yehowa ƒe nudzraɖoƒe
la. 20 Tete dukɔ la tso aseye,
eye woku akɔƒeawo. Esi dukɔ la
se akɔƒeawo ƒe ɖiɖi la, wotso
aseye hoo, tete du la ƒe [a]gliwo mu
do baba, eye dukɔ la ge ɖe dua
me, amesiame kpɔ ŋgɔ tẽ, eye
woxɔ du la. 21 Eye wotsɔ yi
tsrɔ̃ ŋutsuwo kple nyɔnuwo, ɖe-
viwo kple ame tsitsiwo, nyiwo
kple alẽwo kpakple tedziwo keŋ-
keŋ.

Woɖe Rahab kple eƒe xɔ ɖi.

22 Ke Yosua gblɔ na ŋutsu eve,
siwo va tsa ŋku anyigba dzi la
bena: Miyi ɖe gbolo la ƒe me, ne
miakplɔ nyɔnu la kple eƒe ƒome-
tɔwo katã do goe, [b]abe alesi mie-
ka atam nɛ ene. 23 Tete ɖeka-
kpui, siwo nye ŋkutsalawo la, yi
ɖakplɔ Raxab kple foƒoa kpakple
dada, nɔviaŋutsuwo kple eƒe ƒo-
metɔwo katã kpakple nusianu, si
le esi la, va Israel ƒe asaɖa godo.[d]
24 Eye wotɔ dzo du la kple nu-
siwo katã le eme, negbe klosalo
kple sika, akɔblinuwo kple ga-
yibɔnuwo ko wotsɔ va nudzra-
ɖoƒe le Yehowa ƒe me. 25 Eye
Yosua na [e]Raxab, gbolo la foƒoa
ƒe me tɔwo kple eƒometɔwo katã
[f]tsi agbe, eye wotsi Israel dome
vaseɖe egbe, elabena eyae ɣla
amesiwo Yosua dɔ, be woaɖatsa
ŋku le Yerixo.

26 Le ɣemaɣi Yosua ka atam
bena: Ŋutsu, si atso, be yeagbu-
gbɔ Yerixo-du sia atso la, aɖi eŋu
le Yehowa ŋku me.[g] Via ŋgɔgbea
ƒe ku wòatsɔ aɖo egɔme anyi,
eye eƒe ɖəmlɔea ƒe ku wòatsɔ
ade agbo enu! 27 Eye Yehowa nɔ
kple Yosua, ale be eƒe ŋkɔ kaka
ɖe anyigba la katã dzi.

Axan ƒe fi.

7 Ke Israel-viwo meɖi anukwa-
[a]re le busunuawo me o, ela-
bena Axan, Karmi vi, amesi nye
Sabdi vi, amesi nye Zerax vi tso
Yuda-toa me la, [k]tsɔ busunuawo
ƒe ɖe, Tete Yehowa do dɔme-
dzoe ɖe Israel-viwo ŋu. 2 Eye

[a] Heb. 11, 30.
[b] 2, 14.
[d] Mo. IV. 31, 19.
[e] Mat. 1, 5.
[f] Dan. 1, 25.
[g] Fia. I. 16, 34.
[h] Mo. IV. 21, 2.
[i] 2, 12. 13; Heb. 11, 31.
[k] 6, 18.
[l] Mo. III. 27, 28; Mo. V. 13, 18.

Yosua dɔ ŋutsuwo tso Yerixo ɖo
ɖe Ai, si le Bet-Awen gbɔ, le Betel
ƒe ɣedzeƒe gome hegblɔ na wo
bena: Miyi ɖatsa ŋku le nuto la
me! Tete ŋutsuawo yi ɖatsa ŋku
le Ai, 3 eye wotrɔ va Yosua gbɔ
gblɔ nɛ bena: Aʋakɔ blibo la me-
gayi afima o, ke boŋ ame akpe
eve alo akpe etɔ̃ ko neyi ɖasi Ai;
mele vevie be, aʋakɔ blibo la
nayi o, elabena womesɔ gbɔ o.
4 Esi dukɔ la dome ame akpe
etɔ̃ yi la, wosi le Aitɔwo nu.
5 Eye Aitɔwo wu wo dome ame
blaetɔ̃ vɔ ade, wonyã wo tso agbo
la nu vaseɖe kpeʋe la me, eye
wosi wo le aga la nu; tete dukɔ
la ƒe dzi lólo zu tsi. 6 Tete Yo-
sua dze eƒe awuwo, eye eya kple
Israel ame tsitsiwo tsyɔ mo anyi ɖe
Yehowa ƒe aɖaka la ŋgɔ vaseɖe
fiẽ, eye wolɔ ké kɔ ɖe ta me.
7 Eye Yosua gblɔ bena: Oo, Afetɔ
Yehowa, nukaŋuti nèkplɔ dukɔ sia
tso Yordan, be natsɔ mí ade asi na
Amoritɔwo, ne woatsrɔ̃ mí? Oo, ɖe
míetsi Yordan godo la, ne nyo wu!
8 Taflatse Afetɔ, esi Israel trɔ
megbe ɖe eƒe futɔwo la, aleke
gblɔ ge mala? 9 Eye ne Kanaa-
nitɔwo kple anyigbadzitɔwo katã
see la, ekema woava kpe ta ɖe
mía ŋu, eye woatsrɔ̃ míaƒe ŋkɔ
ɖa le anyigba dzi; emegbe ɖe,
aleke nawɔ ɖe wò ŋkɔ gã la ta?[d]
10 Tete Yehowa gblɔ na Yosua
bena: Tsi tre! Nukaŋuti gɔ̃ nê-
tsyɔ mo anyi? 11 Nuvɔ̃e Israel
wɔ, eye wotu nye nu, si mebla
kpli wo la, wotsɔ busunuawo ƒe
ɖe, eye wofi fi, wowɔ alakpanu,
eye wotsɔe ɣla ɖe woƒe nuwo
dome. 12 Israel-viwo magate ŋu
anɔ te ɖe woƒe futɔwo nu akpɔ
o, megbe kokoko woatrɔ ade woƒe
futɔwo, elabena busu le wo dzi.
Nyemaganɔ anyi kpli mi o, negbe
ɖeko miaɖe busu la ɖa le mia
dome hafi. 13 Tsi tre, nakɔ dukɔ
la ŋu, eye gblɔ na wo bena: [e]Mi-
kɔ mia ɖokui ŋu hena etsɔ! Ela-
bena ale Yehowa, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Israel, busu le mia
dome, eyata miate ŋu anɔ te ɖe
miaƒe futɔwo nu akpɔ o, vaseɖe
esime miaɖe busu la ɖa le mia
dome hafi. 14 Eyata miva etsɔ
ŋdi tototo, eye to, si Yehowa alé
la, nate va ƒomeƒome, eye ƒome,
si Yehowa alé la, nate va afeafe,
eye afe, si Yehowa alé la, nate
va ŋutsu ɖekaɖeka. 15 Eye woatɔ
dzo amesi gbɔ wokpɔ busunua
le, kpakple nusiwo katã le esi,
elabena etu Yehowa ƒe nubabla,
eye wòwɔ ŋukpenanu le Israel.
16 Eye Yosua tsɔ ŋdi kanya,
eye wòna Israel-toawo te va, tete
wolé Yuda-to la.[a] 17 Esi Yuda-
ƒomeawo te va la, wolé Zerax-
ƒome la, eye esi [b]Zerax-ƒome la
te va afeafe la, wolé Zabdi. 18 Eye
esi wòna eƒe afe te va ŋutsu ɖe-
kaɖeka la, asi tu Axan, Karmi vi,
amesi nye Zabdi vi, amesi nye
Zerax vi tso Yuda-to la me. 19 Tete
Yosua gblɔ na Axan bena: Vinye,
de bubu Yehowa, Israel ƒe Mawu
la ŋu, eye na woakafui! Gblɔe
nam dzro, nuka gɔ̃ nèwɔ? Mega-
ɖa alakpa nam o! 20 Axan ɖo ŋu
na Yosua gblɔ bena: Nyateƒe,
mewɔ nuvɔ̃ ɖe Yehowa, Israel ƒe
Mawu la ŋu, eye ale kple ale
mewɔ enye si: 21 Mekpɔ Sinear-
tɔwo ƒe awu ʋlaya nyuia ɖe
kple klosalo sekel alafa eve kpa-
kple sikakpɔti ɖeka, si ƒe kpe-
kpeme le sekel blaatɔ̃ la, le abo-
yonuawo dome, wobiã ŋu nam,
eye metsɔ wo; kpɔ ɖa, meɖi wo
ɖe nye agbadɔ me, eye klosalo
la le ete. 22 Enumake Yosua dɔ
amewo woƒu du yi ɖe agbadɔ la
me. Woɖi wo ɖe eƒe agbadɔ la
me vavã, eye klosalo la le ete.
23 Eye wotsɔ wo tso agbadɔ la
me va Yosua kple Israel-viwo
katã ŋku me, eye wotrɔ wo kɔ
ɖe Yehowa ŋku me. 24 Tete Yo-
sua kple Israel blibo la kplɔ Axan,
Zerax vi, hekpe ɖe klosalo la, awu
ʋlaya la kple sikakpɔti la kpa-
kple viaŋutsuwo kple vianyɔnu-
wo, eƒe nyi, tedzi kple alẽwo, eƒe
agbadɔ kpakple nusiwo katã le
esi la ŋu, yi Axor-bali la me.
25 Eye Yosua gblɔ bena: Esi nèhe
dzɔgbevɔ̃e va mía dzi la, eyata
Yehowa ahe dzɔgbevɔ̃e ava dzi-
wò egbea! Tete Israel blibo la
ƒu kpe wo, eye wotɔ dzo wo. Esi
woƒu kpe wo vɔ la, 26 woƒɔ kpe-
wo li kɔ gãa de ɖe wo dzi, eye
wòli vaseɖe egbe. Tete Yehowa
ƒe dziku nu fa. Eyata wona ŋkɔ
teƒe la bena Axor-balime, vaseɖe
egbe.[f]

[a] Sam. I. 10, 20. 21; 14, 41. 42.
[b] Mo. IV. 26, 20.
[d] Mo. II. 32, 12.
[e] 3, 5.
[f] Yes. 65, 10; Hos. 2, 17.

Woxɔ Ai-du.

8. Tete Yehowa gblɔ na Yosua
bena: Megavɔ̃ o, eye dzika
megatso ƒowò o! Tsɔ aʋawɔlawo
katã kpe ɖe ɖokuiwò ŋu, eye tso,
nayi ɖe Ai; kpɔ ɖa, metsɔ Ai-fia
kple eƒe dukɔ, eƒe du kple eƒe
anyigba de asi na wò, 2 eye wɔ
Ai kple eme fia, [a]abe alesi nèwɔ (a 6, 21.)
Yerixo kple eme fia ene; ke mie-
kpɔ mɔ aha aboyonuawo kple lã-
wo na mia ɖokui. Eye na woade
xa ɖe du la ŋu ɣetoɖoƒe gome.
3 Tete Yosua kple aʋawɔlawo
katã ho, be woayi Ai. Eye Yo-
sua tia kalẽtɔ akpe blaetɔ̃, eye
wòɖɔ wo ɖa le zã me, 4 de se na
wo gblɔ bena: Miɖo ŋku dzi, ne
miayi aɖade xa ɖe du la ŋu le
ɣetoɖoƒe gome, ke mia kple du
la dome megadidi akpa o, eye mi
katã minɔ dzadzraɖoɖi. 5 Ke mía
kple aʋawɔlawo katã míazɔ ɖe
du la dzi, eye ne wova kpe mí
abe tsã ene la, ekema míasi le
wo nu, 6 bena woati mía yome,
vaseɖe esime míahe wo atso dua
mee; elabena woabu be, ɖe míe-
gale sisim le yewo nu [b]abe tsã (b 7, 5.)
ene. Eye ne míele sisim le wo
nu la, 7 ekema miawo miado le
xa me aɖaxɔ du la, eye Yehowa,
mia Mawu, atsɔe ade asi na mi.
8 Eye ne miexɔ dua vɔ la, eke-
ma mitɔ dzo du la; miwɔ, abe alesi
Yehowa gblɔ na mi ene, kpɔ ɖa,
nyee de se na mi. 9 Esi Yosua
dɔ wo ɖa la, woyi ɖade xa ɖe
Betel kple Ai dome, le Ai ƒe ɣe-
toɖoƒe gome; ke Yosua tsi dukɔ
la dome dɔ le zã ma me. 10 Tete
Yosua fɔ ŋdi kanya, eye wòɖo
aʋawɔlawo, eye eya kple Israel-
ame tsitsiwo dze aʋawɔlawo ŋgɔ
yi Ai. 11 Eye aʋawɔla, siwo
katã le eŋu la, ho heva du la
kasa; woƒu asaɖa anyi ɖe Ai ƒe
anyiehe gome, eye ʋea ɖe tso
woawo kple Ai dome. 12 Eye (d Mo. II. 17, 11 v. 18.)
wòɖe ŋutsu akpe atɔ̃, be woade
xa ɖe Betel kple Ai dome le du
la ƒe ɣetoɖoƒe gome; 13 eye woɖo
asaɖa blibo la ƒe aʋawɔla, siwo
nɔ du la ƒe anyiehe gome, ale
be eƒe mlɔenu de du la ƒe
ɣedzeƒe gome. Eye Yosua yi
ɖe bali la me le zã ma me.
14 Esi Ai-fia kpɔ esia la, dua me (e 10, 27; Mo. V. 21, 23.)
ŋutsuwo fɔ ŋdi kanya kplakpla-
kpla heho aʋa yi ɖakpe Israel,
eye eya kple eƒe aʋakɔ blibo la
va teƒea ɖe le gbadzaƒe la nu;
ke menya be, wode xa ɖe eŋu
le du la ƒe ɣetoɖoƒe gome o.
15 Eye Yosua kple Israel blibo
la na Aitɔwo nyã wo, eye wosi
ɖo ta gbedzi. 16 Tete woyɔ dua-
metɔwo katã ƒo ƒu, be woati wo
yome, wonyã Yosua ɖe nu, eye
wona woble yewo tso du la mee.
17 Eye ŋutsua ɖeke mele Ai kple
Betel, si medo go heti Israel yo-
me o, eye wogblẽ du la ɖe nuvo
henyã Israel ɖe nu. 18 Eye Ye-
howa gblɔ na Yosua bena: Do
akplɔ, si le asiwò la, ɖe Ai dzi,
elabena matsɔe ade asi na wò!
Tete Yosua do akplɔ, si le esi la,
ɖe du la dzi. 19 Esi wòɖo eƒe
asi ɖa la, xadelawo wɔ kaba tso
le wo nɔƒe hege ɖe du la me, eye
woxɔe, eye wotɔ dzo du la. 20 Eye
esi Aitɔwo nyè kɔ kpɔ megbe la,
dzudzɔ de dzi le du la ŋu, ke wo-
menya afika gɔ̃ woasi ayi o, ela-
bena aʋakɔ, si si ɖo ta gbedzi la,
trɔ ɖe wo ŋu. 21 Ke esi Yosua
kple Israel blibo la kpɔ bena, xa-
delawo xɔ dua, eye dzudzɔ de dzi
le dua ŋu la, wotrɔ, eye wosi Ai-
tɔwo. 22 Ame kemeawo do tso
dua me va kpe wo, ale be Israel
tsɔ wo ɖe to me le goawo kple
eve me, eye wosi wo, vaseɖe esi-
me amea ɖeke mekpɔtɔ ayi sisi
ge o. 23 Eye wolé Ai-fia agba-
gbe kplɔ va Yosua gbɔ. 24 Esi
Israel wu Aitɔwo katã le tagba
le gbedzi, eye amesiwo katã ti
wo yome tsi yi nu hetsrɔ̃ vɔ keŋ-
keŋ la, Israel blibo la trɔ ɖo ta Ai,
eye wotsrɔ̃ wo kple yi. 25 Aitɔ,
siwo katã tsi aʋa gbemagbe, ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo siaa, le ame
akpe wuieve. 26 Ke Yosua me-
gbugbɔ eƒe asi kple akplɔ, si
wòɖo ɖa la, ɖe megbe o, vaseɖe
esime wotsrɔ̃ Aitɔwo vɔ keŋkeŋ;[d]
27 negbe dua me lãwo kple aboyo-
nuwo ko Israel ha na eɖokui, abe
alesi Yehowa de se na Yosua ene.
28 Eye Yosua tɔ dzo Ai, eye wò-
wɔe aƒedo gbidigbidi vaseɖe egbe.
29 Eye wòɖe ka ve na Ai-fia ɖe
atia ɖe ŋu vaseɖe fiẽ; eye esi ɣe
do to la, Yosua de se be, woade
eƒe [e]kukua atsɔ ƒu gbe ɖe dua
ƒe agbo nu, eye woƒɔ kpewo li

kɔ gãa ɖe ɖe edzi wòtsi anyi va-
seɖe egbe.

**Woɖe gbe ʄã yayra kple fiʄode le Gerizim kple Ebal-towo dzi.**

a 11, 19.

30 Xemayi Yosua ɖi vɔsamle-
kpui na Yehowa, Israel ʄe Mawu
b Mo.II.23, 22.
la, ɖe [d]Ebal-to dzi; 31 kpe blibo,
d Mo.V.27,2-8.
siwo wometsɔ gakpẹe fui o la,
wotsɔ ɖi vɔsamlekpui lae, abe alesi
Yehowa ʄe dɔla Mose de se na
Israel-viwo, kple alesi woŋlɔ ɖe
Mose ʄe segbalẽa me ene; eye
wosa numevɔ kple akpedavɔ le
edzi na Yehowa. 32 Eye wò-
ŋlɔ se, siwo Mose ŋlɔ le Israel-
viwo ŋku me la, ɖe kpeawo dzi.
33 Eye Israel blibo la, woʄe ame
tsitsiwo kple dzikpɔlawo kpakple
e Mo.IV.21,21 v. 36.
ʋɔnudrɔ̃lawo, amedzrowo kple
dumeviwo siaa tsi tre ɖe aɖaka la
ʄe axawo kple eve dzi hedze ŋgɔ
nunɔla, siwo nye Lewitɔwo, ame-
siwo le Yehowa ʄe nubablaɖaka
la tsɔm, akpa afã dze ŋgɔ [f]Geri-
f Mo.V.11,29; 27, 12. 13.
zim-to, eye akpa afã dze ŋgɔ
Ebal-to, abe alesi Yehowa ʄe dɔla
Mose de se be, woatre Israel-dukɔ
la yayra gbã ene. 34 Emegbe
wòxlẽ se la ʄe nyawo katã, siwo
nye yayra kple fiʄode la, na wo
pɛpɛpɛ, abe alesi woŋlɔe ɖe se-
gbalẽa me ene. 35 Nya, siwo katã
Mose gblɔ la, dometɔa ɖeke me-
tsi anyi, si Yosua mexlẽ na Israel-
ha blibo la, nyɔnuwo kple ɖevi-
g Mo.IV.27,21.
wo kpakple amedzro, siwo le wo
dome la o.

**Gibeon-towo to aye me dze xɔlɔ̃ Israel-viwo, eye wozu wo tenɔlawo.**

h kp. 7.

9. Esi fia, siwo katã le towo dzi,
gbadzaʄe kple ʄu gã la ŋu le
Libanon kasa le Yordan ʄe go
keme dzi, siwo nye Xititɔwo, Amo-
ritɔwo, Kanaanitɔwo, Perizitɔwo,
Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo see la,
2 wo katã ʄo ta kpli, be yewoawɔ
aʋa kple Yosua kpakple Israel.
3 Ke esi Gibeon-tɔwo se nusi
Yosua wɔ [i]Yerixo kple [k]Ai la,
i 6, 20. 21.
k 8, 26. 28.
4 woawo hã wɔ ayenu, eye wodzra
mɔ dzi nuɖuɖu ɖo, wotsɔ koto-
ku xoxowo ɖo woʄe tedziwo dzi,
eye wotsɔ weingolo xoxo vuvu,
siwo woka, 5 woɖo atokota xoxo,
siwo woka la ɖe afɔ, woʄe awu-
wo do xoxo, eye abolo, siwo katã
woɖo asi la, ʄu hefli keŋkeŋ. 6 Eye
wova Yosua gbɔ le asaɖa me le
l Sam.II.21,1.2.
Gilgal gblɔ na eya kple Israel-
ŋutsuwo bena: Anyigba didia ɖe
dzi míetso va, eye míedi be, mia-
bla nu kpli mí! 7 Tete Israel-ŋu-
tsuwo gblɔ na [a]Xiwitɔwo bena:
Ɖewohĩ miele mía dome; aleke
wɔ hafi [b]míabla nu kpli mi? 8 Wo-
gblɔ na Yosua bena: Wò dɔlawo
míenye. Yosua bia wo bena: Ame-
kawo mienye, eye afika mietso?
9 Woɖo ŋu nɛ bena: Wò dɔlawo
tso anyigba didi booa ɖe dzi va le
Yehowa, wò Mawu ʄe ŋkɔ la ta,
elabena míese eŋkɔ kple nusiwo
katã wòwɔ le Egipte, 10 kpakple
nusiwo katã wòwɔ Amoritɔwo ʄe
fia eveawo le Yordan godo, siwo
nye Sixon, Xesbon-fia, kple Og,
Basan-fia, si nɔ Astarot.[e] 11 Eyata
míaʄe ame tsitsiwo kple anyigba-
dzitɔwo katã gblɔ na mí bena: Mi-
ɖo mɔ dzi nuɖuɖu asi, miyi ɖakpe
wo, eye migblɔ na wo bena: Miaʄe
dɔlawo mienye, eyata mibla nu
kpli mí! 12 Esi míele mɔ dzi dze
ge ava mia gbɔ la, eya míetsɔ
abolo siawo dzodzo le míaʄe xɔ-
wo me ɖo asi, ke azɔ la woʄu
hefli keŋkeŋ: 13 míaʄe weingolo
siawo la yeye wole, hafi míeku
wein ɖe wo me, ke azɔ la wovu-
vu, eye míaʄe avɔ kple atokota
siawo do xoxo, le esi mɔa didi
akpa ta. 14 Tete ŋutsuawo xɔ
woʄe mɔ dzi nuɖuɖuawo, gake wo-
mebia [g]gbe Yehowa se o. 15 Eye
Yosua wɔ xɔlɔ̃ kpli wo hebla nu
kpli wo be, yeana woatsi agbe,
eye ameha la ʄe amegãwo ka atam
na wo.[h]
16 Esi wobla nu kpli wo ŋkeke
etɔ̃ megbe la, wose bena; wotsɔ
ɖe yewo gbɔ, eye wole wo dome.
17 Eye esi Israel-viwo ho la, wo-
va woʄe duwo me le ŋkeke etɔ̃a-
gbe; woʄe duawo nye: Gibeon,
Kefira, Berot kple Kiryat-Yearim.
18 Ke Israel-viwo mesi wo o, ela-
bena ameha la ʄe amegãwo ta
Yehowa, Israel ʄe Mawu la, na wo.
Esi ameha blibo la lĩ amegãwo
ŋu la, 19 amegãwo katã ɖo ŋu na
ameha blibo la bena: Míeta Ye-
howa, Israel ʄe Mawu la, na wo,
eyata míate ŋu awɔ naneke wo o.
20 Ale míawɔ wo enye si: Mína
woanɔ agbe, ne dziku magava
mía dzi le atam, si míeka na wo
la ta o.[l] 21 Eye amegãwo gblɔ
na wo bena: Mína woanɔ agbe!

Eye wotrɔ zu nakefɔlawo kple
tɔmedelawo na ameha blibo la, abe
alesi amegãwo gblɔ na wo ene.
22 Tete Yosua yɔ wo gblɔ na
wo bena: Nukaŋuti mieble mí
gblɔ bena, didiƒe ke yewotso, evɔ
wònye mietsɔ ɖe mía gbɔ hafi?
23 Eyata adi mia ŋu, eye dɔlawo,
nakefɔlawo kple tɔmedelawo na
nye Mawu ƒe aƒe la mavɔ le mia
dome akpɔ o! 24 Woɖo ŋu na
Yosua bena: Ðe wogblɔ na wò
dɔlawo bena, Yehowa, wò Mawu,
de se na eƒe dɔla Mose be, yea-
tsɔ anyigba blibo la na mi, eye
yeatsrɔ̃ anyigbadzitɔwo katã le
mia ŋgɔ, eye míevɔ̃ be, miava wu
mí, eyata míewɔ alea ɖo. 25 Kpɔ
ɖa, míele asiwò me, alesi dzɔ, eye
wònyo ŋuwò nèbe, yeawɔ mí ko
la, wɔ mí! 26 Eye wòwɔ wo ne-
nema heɖe wo tso Israel-viwo si
me, ale be womewu wo o. 27 Eye
Yosua tsɔ wo wɔ [b]nakefɔlawo
kple tɔmedelawo na ameha la kple
Yehowa ƒe vɔsamlekpui la le teƒe,
si tia ge wòala la, tso ŋkeke ma
dzi vaseɖe egbe.

##### Yosua du Amoritɔwo ƒe fia atɔ̃ dzi.

10. Esi Yerusalem-fia Adonize-
dek se bena, [f]Yosua xɔ Ai,
eye wòtsrɔ̃e gbidigbidi, ewɔ Ai
kple eme fia, abe alesi wòwɔ Ye-
rixo kple eme fia ene, eye [g]Gi-
beontɔwo wɔ xɔlɔ̃ kple Israel, eye
wole wo dome la, 2 wovɔ̃ ŋutɔ;
elabena Gibeon-du la lolo abe fia-
duwo dometɔ ɖeka ene, elolo wu
Ai, eye eme ŋutsuwo katã nye ka-
lẽtɔwo. 3 Tete Yerusalem-fia Ado-
nizedek dɔ ame ɖo ɖe Xebron-fia
Hoham, Yarmut-fia Piram, Laxis-
fia Yafia kpakple Eglon-fia Debir
gbɔ gblɔ bena: 4 Miho va kpe ɖe
ŋunye, ne míasi Gibeon, elabena
ewɔ xɔlɔ̃ kple Yosua kpakple Is-
rael-viwo. 5 Eye Amoritɔwo ƒe
fia atɔ̃awo, siwo nye Yerusalem-
fia, Xebron-fia, Yarmut-fia, Laxis-
fia kple Eglon-fia kpakple woƒe
aʋakɔwo katã kpe ta, eye woho
va ɖe to ɖe Gibeon ŋu hewɔ aʋa
kplii. 6 Tete Gibeontɔwo dɔ ame
ɖo ɖe Yosua le Gilgal le asaɖa
me gblɔ bena: Megaɖe asi le wò
dɔlawo ŋu o, va mía gbɔ kaba
naxɔ na mí, eye nakpe ɖe mía
ŋu, elabena Amoritɔwo ƒe fia, siwo
katã le towo dzi la, ƒo ta kpli ɖe
mía ŋu. 7 Enumake Yosua kple
eƒe aʋakɔ la katã kpakple kalẽ-
tɔwo katã ho tso Gilgal.
8 Eye Yehowa gblɔ na Yosua
bena: Megavɔ̃ o, elabena matsɔ
wo ade asi na wò, eye wo dome-
tɔa ɖeke manɔ te ɖe ŋuwò o.
9 Tete Yosua va ƒo ɖe wo dzi
kpoyi, elabena ezɔ zã blibo la tso
Gilgal. 10 Eye Yehowa na wo-
lulu le Israel ŋku me, eye wosi
wo le Gibeon gbɔ tɔtɔtɔ, eye woti
wo yome vaseɖe Bet-Xoron-mɔ
dzi, eye wosi wo vaseɖe Aseka
kple Makeda ke. 11 Esi wosi le
Israel nu hele Bet-Xoron-to ƒe
abu dim la, Yehowa hlẽ [a]kpe
gãwo ɖe wo dzi tso dziƒo vaseɖe
Aseka, eye woku; amesiwo kpe-
tsiawo wu la sɔ gbɔ wu esiwo
Israel-viwo wu kple yi.
12 Eye Yosua ƒo nu kple Ye-
howa le Israel-viwo ŋku me, le
gbesigbe Yehowa tsɔ Amoritɔwo
de asi la, eye wògblɔ le Israel
ŋku me bena: Ɣe, tɔ ɖe Gibeon,
eye ɣleti, tsi Ayalon-ʋe la me!
13 Tete [d]ɣe kple ɣleti wotɔ, va-
seɖe esime dukɔ la bia hlɔ̃ woƒe
futɔwo. Ðe womeŋlɔ esia ɖe [e]ame
dzɔdzɔewo ƒe agbalẽ me oa? Eye
ɣe tɔ le ɣedota me, eye meɖe
abla ɖaɖo to o anɔ ŋkeke blibo
ɖeka. 14 Eye ŋkekea ɖeke meɖo
ŋgɔ na alo va le emegbe de esia
nu, esi Yehowa ɖo to amegbetɔ
ƒe gbe o; elabena [h]Yehowa wɔ
aʋa na Israel. 15 Eye Yosua kple
Israel blibo la gbugbɔ va asaɖa
la me le Gilgal.
16 Ke fia atɔ̃ mawo si yi daɣla
ɖe do me le Makeda. 17 Eye wo-
va gblɔ na Yosua bena, wokpɔ
fia atɔ̃awo woɣla ɖe do me le
Makeda. 18 Yosua ɖo ŋu be: Mi-
mli kpe gãwo tu do la nu, eye
miɖe ŋutsuwo ɖo enu, bena woa-
dzɔ wo ŋu. 19 Ke miawo migatɔ
o, hafi boŋ miti miaƒe futɔwo yo-
me, mitsrɔ̃ woƒe megbexeawo,
eye migana woage ɖe woƒe duwo
me o, elabena Yehowa, mia Mawu,
tsɔ wo de asi na mi. 20 Eye esi
Yosua kple Israel-viwo si wo vɔ
hetsrɔ̃ wo, eye ame mlɔeawo si
yi ɖe du sesẽwo me la, 21 dukɔ
blibo la gbugbɔ va Yosua gbɔ le
Makeda le asaɖa me ɖedie, eye

[a] Mo. II. 9, 22-25.
[b] Mo. V. 29, 10.
[d] Xab. 3, 11.
[e] Sam. II. 1, 18.
[f] 8.
[g] 9.
[h] kp. 42; Mo. II. 14, 25.

amea ɖeke medo dzi ke fi ɖe Is-
rael-viwo ŋu o. 22 Eye Yosua
gblɔ bena: Miɖe nu le doa nu,
eye mikplɔ fia atɔ̃awo tso doa
me va gbɔnye! 23 Tete wowɔ ne-
nema, eye wokplɔ fia atɔ̃awo tso
doa me va egbɔe; woawo nye:
Yerusalem-fia, Xebron-fia, Yar-
mut-fia, Laxis-fia kple Eglon-fia.
24 Esi wokplɔ fia atɔ̃ siawo va
Yosua gbɔ la, Yosua yɔ Israel-
ŋutsuwo katã, eye wògblɔ na
aʋakɔ la kplɔlawo, amesiwo de
aʋa la kplii bena: Mite va, eye
miɖo afɔ ve dzi na fia siawo! Tete
wote va, eye woɖo afɔ ve dzi na
wo. 25 Eye Yosua gblɔ na wo
bena: Migavɔ̃ o, eye dzika mega-
tso mia ƒo o, milé dzi ɖe ƒo, eye
misẽ ŋu! Elabena alea Yehowa
awɔ miaƒe futɔ, siwo katã mia
kple wo miele aʋa wɔ ge lae.
26 Emegbe Yosua wu wo, eye
wòde ka ve na wo ɖe ati atɔ̃ ŋu;
eye wotsi atiawo ŋu vaseɖe fiẽ.
27 Eye esi [a]ɣe yina to ɖo ge la,
Yosua de se bena, woaɖe wo le
atiawo ŋu atsɔ aƒu gbe ɖe do, si
me woɣla ɖo la me, eye wofɔ
kpe gãwo ɖo do la nu wotsi anyi
vaseɖe egbe.

Yosua gaɖu du bubuwo dzi.

28 Eye Yosua xɔ Makeda le
ŋkeke ma ke dzi; ewu wo kple
yi, eye wòtsrɔ̃ eme fia kple ame-
siwo katã le eme la gbidigbidi,
eye mena amea ɖeke si o, eye
wòwɔ Makeda-fia, [f]abe alesi wò-
wɔ Yerixo-fia ene. 29 Eye Yosua
kple Israel blibo la ho tso Ma-
keda heyi Libna, eye wòwɔ aʋa
kple Libna. 30 Eye Yehowa tsɔ
eya hã kple eme fia de asi na Is-
rael, eye wotsrɔ̃e kple eme nɔla-
wo katã kple yi; womena amea
ɖeke si o, eye wowɔ eme fia, abe
alesi wowɔ Yerixo-fia ene. 31 Eyo-
me Yosua kple Israel blibo la ho
tso Libna yi Laxis, eye woɖe to
ɖee hewɔ aʋa kplii. 32 Eye Ye-
howa tsɔ Laxis de asi na Israel,
eye woxɔe le ŋkeke eveagbe, eye
wotsrɔ̃e kple eme nɔlawo kple yi,
abe alesi wowɔ Libna ke ene.
33 Xemaɣi Horam, Gezer-fia ho,
be yeava xɔ na Laxis, ke Yosua
si eya hã kple eƒe dukɔ la, vaseɖe
esime amea ɖeke mekpɔtɔ o.
34 Emegbe Yosua kple Israel
blibo la ho tso Laxis yi Eglon,
eye woɖe to ɖee hewɔ aʋa kplii,
35 eye woxɔe le ŋkeke ma dzi
hetsrɔ̃e kple yi, eye wotsrɔ̃ ame-
siwo katã le eme la gbemagbe
gbidigbidi, abe alesi wowɔ Laxis
ke ene. 36 Tete Yosua kple Israel
blibo la ho tso Eglon heyi Xebron,
eye wowɔ aʋa kplii, 37 eye wo-
xɔe hetsrɔ̃e kple eme fia, eƒe du-
wo katã kple wo me nɔlawo kple
yi; mena amea ɖeke si o, abe
alesi wowɔ Eglon ene, eye wo-
tsrɔ̃e kple eme nɔlawo gbidigbidi.
38 Eyome Yosua kple Israel blibo
la trɔ yi Debir ɖawɔ aʋa kplii,
39 eye woɖu eya hã kple eme fia
kpakple eƒe duwo katã dzi, eye
wowu wo kple yi hetsrɔ̃ amesiwo
katã le eme la gbidigbidi, eye
mena amea ɖeke si o, alesi wowɔ
Xebron la, nenema wowɔ Debir
kple eme fia hãe, abe alesi wowɔ
Libna kple eme fia ene. 40 Ale
Yosua ɖu anyigba blibo la kple
fia, siwo katã le towo dzi, dziehe,
gbadzaƒe kple towo ŋu la dzi;
mena amea ɖeke si o, eye [b]wò-
tsrɔ̃ nu gbagbewo katã gbidigbi-
di, abe alesi Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, de se ene. 41 Eye Yo-
sua ɖu wo dzi tso Kades-Barnea
vaseɖe Gaza, tso [d]Gosen-nyigba
blibo la dzi vaseɖe Gibeon. 42 Eye
Yosua ɖu fia siawo katã kple woƒe
anyigbawo dzi zi ɖeka, elabena
[e]Yehowa, Israel ƒe Mawu lae wɔ
aʋa na Israel. 43 Emegbe Yosua
kple Israel blibo la gbugbɔ va
asaɖa me le Gilgal.[g]

Kanaan-ɖu geɖewo tsɔtsrɔ̃.

11. Esi Yabin, Xazor-fia, se esia
la, edɔ ame ɖo ɖe Yobab,
Madon-fia kple Simron-fia, Axsaf-
fia 2 kple fia, siwo le anyiehe
gome le towo dzi, tagba, si le
Kinerot ƒe dziehe gome, gbadzaƒe
kple Nafot-Dor le ɣetoɖoƒe 3 kpa-
kple Kanaanitɔ, siwo le ɣedze-
ƒe kple ɣetoɖoƒe, Amoritɔwo, Xi-
titɔwo, Perizitɔwo kple Yebusi-
tɔwo, siwo le towo dzi, kpakple
Xiwitɔwo, siwo le Xermon te le
Mizpa-nyigba dzi. 4 Tete woho
kple woƒe aʋakɔwo katã kple
sɔwo kpakple tasiaɖam geɖewo;
wosɔ gbɔ abe ƒutake ene. 5 Fia
siawo katã ɖo gbe ɖi heva ƒu asaɖa

a 8, 29; Mo. V. 21, 23.
b Mo. IV. 21, 2; Mo. V. 20, 16-18.
d 11, 16.
e kp. 14.
f 6, 21.
g kp. 15.

anyi ɖe Merom-tɔ la nu, be woa-
wɔ aʋa kple Israel.
6 Ke Yehowa gblɔ na Yosua
bena: Megavɔ̃ wo o, elabena ma-
na wo katã natsrɔ̃ le Israel ŋgɔ
etsɔ wɔle siawo; natu ata na woƒe
sɔwo, eye natɔ dzo woƒe tasia-
ɖamwo. 7 Tete Yosua kple aʋa-
wɔlawo katã va ƒo ɖe wo dzi le
Merom-tɔ la nu kpoyi, eye wodze
wo dzi. 8 Eye Yehowa tsɔ wo de
asi na Israel, ale be wosi wo he-
nyã wo ɖe nu vaseɖe Zidon, du
gã la me, [d]vaseɖe Misrefot-Mayim
kple Mizpa-bali la me le ɣedzeƒe
gome, eye wosi wo, vaseɖe esime
amea ɖeke mekpɔtɔ o. 9 Eye Yo-
sua wɔ, abe alesi Yehowa gblɔ
nɛ ene; etu ata na woƒe sɔwo,
eye wòtɔ dzo woƒe tasiaɖamwo.
10 Xemaɣi ke Yosua trɔ va xɔ
Xazor, eye wòwu eme fia kple yi,
elabena tsã la Xazor enye ta na
fiaduƒe siawo katã. 11 Eye wowu
amesiwo katã le eme la kple yi
[g]hetsrɔ̃ wo gbidigbidi; nu gba-
gbea ɖeke mekpɔtɔ o, eye wòtɔ
dzo Xazor. 12 Ale Yosua ɖu fia
siawo ƒe duwo kple woƒe fiawo
katã dzi, eye wòwu wo kple yi;
etsrɔ̃ wo gbidigbidi, abe alesi Ye-
howa ƒe dɔla Mose de se ene.
13 Ke Israel metɔ dzo du, siwo
katã le togbɛwo dzi la o; negbe
Xazor ɖeɖeko Yosua tɔ dzoe.
14 Eye Israel-viwo ha aboyonuwo
kple lãwo le du siawo me na wo
ɖokui, negbe amewo katã ko wo-
wu kple yi, vaseɖe esime wotsrɔ̃
wo vɔ, eye womena nu gbagbe
ɖeka hɔ̃ hã kpɔtɔ o. 15 Alesi Ye-
howa de se na eƒe dɔla Mose la,
nenema Mose dee na Yosua, eye
nenema Yosua wɔe meɖe naneke
le se, siwo katã Yehowa de na
Mose la me o.
16 Ale Yosua xɔ anyigba blibo
la, toawo kple dziehe gome katã,
[k]Gosen-nyigba blibo la kple gba-
dzaƒe la, tagba la kple Israel-
toawo kpakple wo ŋu balimewo,
17 tso to tamekokoe, siwo ɖo ta
Seir la gbɔ vaseɖe Baal-Gad le
Libanon ƒe bali me le Xermon-tò
la te, eye wòɖe aboyo woƒe fiawo
katã hewu wo. 18 Eye Yosua wɔ
aʋa kple fia siawo katã eteƒe
didi. 19 Dua ɖeke mewɔ xɔlɔ̃
kple Israel-viwo o, negbe [n]Xiwitɔ,

[a] Mo. V. 7, 2.
[b] Mo. IV. 13, 22; Mo. V. 1, 28.
[d] 13, 6.
[e] Sam. I. 17, 4.
[f] 14, 15.
[g] Mo. IV. 21, 2.
[h] Mo. IV. 21, 24.
[i] Mo. IV. 21, 23; Mo. V. 3, 11.
[k] 10, 41.
[l] Mo. IV. 32, 33.
[n] 9, 15.

siwo nɔ Gibeon la ko; ke boŋ
aʋa wowɔ hafi xɔ wo katã. 20 Ela-
bena Yehowa gbɔ wòtso be, woƒe
dzime sẽ, eye woho aʋa ɖe Israel
ŋu, ne woatsrɔ̃ wo gbidigbidi, wo-
mave wo nu o, [a]ke boŋ woatsrɔ̃
wo, abe alesi Yehowa de se na
Mose ene.
21 Xemaɣi Yosua va [b]tsrɔ̃ Ena-
kitɔwo ɖa le toawo dzi le Xebron,
Debir, Anab kple Yuda-towo kpa-
kple Israel-towo katã dzi, eye Yo-
sua tsrɔ̃ wo kple woƒe duwo gbi-
digbidi. 22 Enakitɔa ɖeke me-
kpɔtɔ ɖe Israel-viwo ƒe anyigba
dzi o, negbe Gaza, [e]Gad kple As-
dod ko ɖewo susɔ ɖo. 23 Ale
Yosua xɔ anyigba blibo la, abe
alesi Yehowa gblɔ na Mose pɛ-
pɛpɛ ene, eye Yosua mãe na Is-
rael, to sia to kple etɔ, eye [f]anyi-
gba la kpɔ gbɔdzɔe tso aʋawɔwɔ
me.

**Fia blaetɔ̃ vɔ ɖeke, siwo dzi Israel-viwo ɖu la, ƒe ŋkɔwo.**

**12.** Esiawo nye anyigba dzi fia,
siwo dzi Israel-viwo ɖu, ame-
siwo ƒe anyigba woxɔ le Yordan
godo le ɣedzeƒe gome, tso Arnon-
toʋu la nu vaseɖe Xermon-to la
gbɔ kple gbadzaƒe blibo, si le
ɣedzeƒe: 2 [h]Sixon, Amoritɔwo ƒe
fia, si nɔ Xesbon, amesi ƒe dzi-
duƒe tso Aroer gbɔ, le Arnon-
toʋu la nu tso toʋu la ƒe go
ɖeka hetsɔ Gilead ƒe afã ɖe eme
vaseɖe Yabok-toʋu, si nye Amon-
viwo ƒe liƒo la nu; 3 tso gbadzaƒe
heyi Kinerot-ƒu la nu le ɣedzeƒe
heva tagbaƒu, si nye Dzeƒu la nu,
le ɣedzeƒe heɖo ta Bet-Yesimot,
vaseɖe Pisga ƒe aga nu le dziehe.
4 Hekpe ɖe Og, Basan-fia, amesi
nye ame dzɔtsu mlɔea, si nɔ Asta-
rot kple Edrei ƒe anyigba ŋu,[i]
5 amesi ƒe dziduƒe nye Xermon-
to, Salxa kple Basan blibo la, va-
seɖe Gesuritɔwo kple Maaxati-
tɔwo ƒe liƒo ŋu kple Gilead afã
heva ke ɖe Sixon, Xesbon-fia, ƒe
anyigba ŋu. 6 Yehowa ƒe dɔla
Mose kple Israel-viwo ɖu wo dzi,
eye Yehowa ƒe dɔla Mose [l]tsɔe
na Ruben-viwo, Gad-viwo kple
Manase ƒe to afã wònye wo tɔ.
7 Esiawo nye anyigba dzi fia,
siwo dzi Yosua kple Israel-viwo
ɖu, le Yordan ƒe go si dzi le ɣeto-
ɖoƒe gome, tso Baal-Gad le Liba-

non ƒe bali me vasẽde to tameko-
koe, siwo ɖo ta Seir la gbɔ; eye Yo-
sua tsɔe na Israel-toawo wo tɔ wo
tɔe, ne wòanye wo tɔ, 8 amesiwo
le towo dzi, gbadzaƒe. tagba, towo
ŋu kple gbegbe kpakple dziehe,
siwo nye [b]Xititɔwo, Amoritɔwo,
Kanaanitɔwo, Perizitɔwo, Xiwi-
tɔwo kple Yebusitɔwo: 9 [d]Yerixo-
fia ɖeka, [e]Ai, si le Betel gbɔ la
me fia ɖeka, 10 Yerusalem-fia ɖeka,
Xebron-fia ɖeka,[f] 11 Yarmut-fia
ɖeka, Laxis-fia ɖeka,[g] 12 Eglon-
fia ɖeka, Gezer-fia ɖeka,[h] 13 [i]De-
bir-fia ɖeka, Geder-fia ɖeka. 14
[k]Xorma-fia ɖeka, [l]Arad-fia ɖeka,
15 [n]Libna-fia ɖeka, Adulam-fia
ɖeka, 16 [o]Makeda-fia ɖeka, Betel-
fia ɖeka, 17 Tapua-fia ɖeka, Xe-
fer-fia ɖeka, 18 [p]Afek-fia ɖeka,
Saron-fia ɖeka, 19 Madon-fia ɖeka,
Xazor-fia ɖeka,[r] 20 Simron-Meron-
fia ɖeka, Axsaf-fia ɖeka,[s] 21 Ta-
nax-fia ɖeka, Megido-fia ɖeka, 22
Kedes-fia ɖeka, Yokneam, si le
Karmel ŋu la me fia ɖeka, 23 Dor-
fia, si le [u]Nafot-Dor la ɖeka, Gil-
gal-dukɔ vovovowo ƒe fia ɖeka,
24 kple Tirza-fia. Fiawo katã le
blaetɔ̃ vɔ ɖeka.

[a] kp. 15–32.
[b] 11, 3.
[d] 6, 2.
[e] 8, 29.
[f] 10, 1. 3.
[g] 10, 3.
[h] 10, 3. 26. 33.
[i] 10, 39; Ʋɔn. 1, 11.
[k] Ʋɔn. 1, 17.
[l] Mo. IV. 21, 1.
[n] 10, 29. 30.
[o] 10, 28.
[p] 15, 53; Sam. I. 4, 1.
[r] 11, 1. 10.
[s] 11, 1.
[t] kp. 33.
[u] 11, 2.

Anyigba la me mamã.

**13.** Esi Yosua tsi xɔ ƒe gede la;
Yehowa gblɔ ne bena: Etsi,
eye nèxɔ ƒe gede; anyigba gede
kpɔtɔ womexɔ haɖe o. 2 Anyigba,
siwo kpɔtɔ la, wonye: Filistitɔwo
ƒe anyigbawo katã kple Gesuri
blibo la, 3 tso Sixor, si si to
Egipte ŋu gbɔ vasede Ekron, si
wobuna de Kanaanitɔwo me la,
ƒe liƒo ŋu le anyiehe. Filistitɔwo
ƒe amegã atɔ̃awo nye: Gazatɔ,
Asdodtɔ, Askalontɔ, Gadtɔ kple
Ekrontɔ hekpe de Avitɔwo ŋu
le dziehe; 4 Kanaanitɔwo ƒe anyi-
gba blibo la kple Meara, si nye
Zidonitɔwo tɔ, vasede Afek kple
Amoritɔwo ƒe liƒo ŋu. 5 Giblitɔ-
wo ƒe anyigba, Libanon blibo la
le ɣedzeƒe, tso Baal-Gad le Xer-
mon-to la nu hedo ta Xamat; 6
tometɔwo katã, tso Libanon [z]va-
sede Misrefot-Mayim kpakple Zi-
donitɔwo katã. Nye ŋutɔ manyã
wo le Israel-viwo ŋgɔ, dzidze nu,
namãe na Israel-viwo ko, abe
alesi mede se na wò ene. 7 Eyata
mã anyigba sia na to asiekeawo
kple Manase ƒe to afã la, ne wòa-
nye woƒe domenyinu. 8 Elabena
[a]Manase ƒe afã, Ruben-viwo kple
Gad-viwo xɔ woƒe anyigba, si
Mose tsɔ na wo le Yordan godo
le ɣedzeƒe, abe alesi Yehowa ƒe
dɔla Mose tsɔe na wo ene: 9 tso
Aroer, si le Arnon-tɔɖu la nu kple
du, si le bali la me gbɔ kpakple Me-
deba-tagba blibo la vasede Dibon;
10 Sixon, Amoritɔwo ƒe fia, si ɖu
fia le Xesbon la, ƒe duwo katã
vasede Amon-viwo ƒe liƒo ŋu;
11 Gilead kple Gesuritɔwo kpa-
kple Maaxatitɔwo ƒe anyigba,
Xermon-to blibo la kple Basan
blibo la vasede Salxa; 12 Og,
Basan-fia, si ɖu fia le Astarot
kple Edrei la, ƒe fiaɖuƒe blibo la;
eya nye ame dzɔtsu mlɔetɔ, si
kpɔtɔ ɖi, eye Mose ɖu wo dzi
henyã wo. 13 Ke Israel-viwo me-
nyã Gesuritɔwo kple Maaxatitɔwo
o, eyata Gesur kple Maaxat tsi
Israel dome vasede egbe. 14 Ne-
gbe [t]Lewi-to la ko metsɔ anyi-
gbaa ɖeke na o, elabena Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, ƒe dzovɔsa nye
eƒe domenyinu, abe alesi wògblɔ
ne ene.

To eve kple afã ƒe domenyinu le Yordan godo.

15 Eye Mose na anyigba Ruben-
viwo ƒe to la de woƒe ƒomewo
nu,[v] 16 tso Aroer, si le Arnon-
tɔɖu la nu kple du, si le bali la
me gbɔ, kpakple Medeba-tagba
blibo la, 17 Xesbon kple eƒe du,
siwo katã le tagba, Dibon, Bamot-
Baal kple Bet-Baal-Meon, 18 Yaza,
Kedemot kple Mefat. 19 Kirya-
tayim, Sibma kple Zeret-Saxar, si
le bali me to la dzi, 20 Bet-Peor.
Pisga ƒe agawo kple Bet-Yesimot,
21 tagba duwo katã kple Sixon,
Amoritɔwo ƒe fia, si ɖu fia le Xes-
bon ƒe fiaɖuƒe blibo la; Mose ɖu
dzi hekpe de Midian amegãwo ŋu,
siwo nye: Ewi, Rekem, Zur, Xur
kple Reba, amesiwo nye Sixon
ƒe amegãwo, siwo nɔ anyigba la
dzi. 22 Eye Israel-viwo wu bokɔ
[y]Bileam, Beor vi, kple yi hekpe
de ame bubu, siwo wowu la ŋu.
23 Ale Yordan kple eŋu nyigba
do liƒo na Ruben-viwo. Esia nye
Ruben-viwo ƒe anyigba, duwo kple
kɔƒewo le woƒe ƒomewo nu.
24 Eye Mose na anyigba Gad-
viwo ƒe to la de woƒe ƒomeawo

[v] Mo. IV. 32.
[y] Mo. IV. 22, 5; 31, 8.
[z] 11, 8.

nu: 25 Yazer kple Gilead-duwo
katã, Amon-viwo ƒe anyigba afã
vasede Aroer, si le Raba kasa la
gbɔ; 26 tso Xesbon vasede Ra-
mat-Mizpa kple Betonim, eye tso
Maxanayim vasede Debir ƒe liƒo
ŋu; 27 Bet-Haram, Bet-Nimra, Su-
kot kple Zafon, siwo le bali la
me, woawo nye Sixon, Xesbon-fia;
ƒe fiaduƒe kpɔtɔea, Yordan kple
eŋu nyigba, vasede Kineret-ta ƒe
mlɔenu, le Yordan ƒe go keme dzi
le ɣedzeƒe gome. 28 Esia nye
Gad-viwo ƒe anyigba, duwo kple
kɔƒewo le woƒe ƒomewo nu.

29 Eye Mose na anyigba Ma-
nase-viwo ƒe to afã le woƒe ƒo-
meawo nu: 30 tso Maxanayim, Ba-
san blibo, si nye Og, Basan-fia
ƒe fiaduƒe, [b]Yair-kɔƒewo katã le
Basan, siwo nye du blaadeawo.
31 Eye wòtsɔ Gilead afã, Astarot
kple Edrei, du, siwo le Og, Ba-
san-fia, ƒe fiaduƒe me, na Manase
vi, Maxir-viwo ƒe afã. 32 Esia
nye anyigba, si Mose mã le Moab-
tagba le Yordan godo le Yerixo
ƒe ɣedzeƒe. 33 Ke Mose mena
anyigbaa deke [c]Lewi-to la o, ela-
bena Yehowa, Israel ƒe Mawu la,
ŋutɔ nye woƒe domenyinu, abe
alesi wògblɔ na wo ene.

Womã anyigba la me vɔ.

**14.** Esia nye anyigba, si nunɔla
[h]Eleazar kple Yosua, Nun vi,
kpakple Israel-viwo ƒe toawo ƒe
amegãwo mã na Israel-viwo le
Kanaan-nyigba dzi. 2 Eye [i]wo-
dzidze nu hafi mãe na to asieke
kple afã la, abe alesi Yehowa de
se to Mose dzi ene. 3 Elabena
Mose na anyigba to eve kple afã
de Yordan godo; ke mena anyi-
gbaa deke Lewi-viwo de wo do-
me o.[l] 4 Elabena Yosef-viwo Ma-
nase kple Efrayim le to eve; ke
wometsɔ gomea deke na Lewi-
viwo de anyigba la dzi o, negbe
[n]duwo ko, be woanɔ me, kple
gbeduƒewo na woƒe lãwo kpakple
nusiwo le wo si. 5 Alesi Yehowa
de se na Mose la, nenema Israel-
viwo wɔ, eye womã anyigba la.

Kaleb ƒe domenyinu.

6 Tete Yuda-viwo va Yosua
gbɔ le Gilgal, eye Kaleb, Yefune
vi, si nye Kenizitɔ la, gblɔ nɛ
bena: Enya nya, si [p]Yehowa gblɔ
na Mose, Mawu ƒe ame la, le mía
kpli wò ŋuti le Kades-Barnea.
7 Mexɔ ƒe blane, esime Yehowa
ƒe dɔla Mose dɔm tso Kades-Bar-
nea, be mayi datsa ŋku le anyi-
gba dzi, eye meva gblɔ, alesi me-
kpɔ la nɛ.[a] 8 Ke nɔvinye, siwo
de kplim la, de dzi le dukɔ la ƒo;
gake nye la medze Yehowa, nye
Mawu la yome blibo. 9 Tete Mose
ka atam gbemagbe gblɔ bena:
Anyigba, si dzi nèdo afɔe la, anye
mia kple viwòwo ƒe domenyinu
tegbee, elabena èdze Yehowa, nye
Mawu la yome blibo. 10 Kpɔ da,
Yehowa na metsi agbe, abe alesi
wòdo ŋugbe ene; esi Yehowa
gblɔ nya sia na Mose la, ƒe blane
vɔ atɔ̃ enye si va yi, esiwo me
Israel zɔ gbedzi. Mexɔ ƒe bla-
nyi vɔ atɔ̃ egbe siawo, 11 gake
[d]ŋusẽ le ŋunye egbe siawo, abe
alesi wònɔ ŋunye le gbesigbe
Mose dɔm la ene; alesi ŋusẽ nɔ
ŋunye ɣemaɣi, be mate ŋu awɔ
aʋa, ado go, eye ava me la, ne-
nema wògale ŋunye fifia hã. 12
Eyata tsɔ tonyigba sia, si ŋu Ye-
howa ƒo nu le gbemagbe la nam;
elabena wò ŋutɔ èsee gbemagbe
bena, Enakitɔwo le afima, eye
duawo lolo hesesẽ. Ðewohĩ Ye-
howa anɔ kplim, be manyã wo,
abe alesi Yehowa gblɔ ene.[f] 13
Tete Yosua yrae, eye wòtsɔ [g]Xe-
bron na Kaleb, Yefune vi la, ne
wòanye eƒe domenyinu. 14 Eyata
Xebron zu Kaleb, Yefune vi, si
nye Kenizitɔ la, ƒe domenyinu va-
sede egbe, elabena edze Yehowa,
Israel ƒe Mawu la yome blibo.
15 Woyɔ Xebron tsã bena Araba
ƒe du, amesi nye ame gãtɔ le
Enakitɔwo dome. Eye [k]anyigba
la kpɔ gbɔdzɔe tso aʋawɔwɔ me.

Yuda-to ƒe liƒewo kple duwo.

**15.** Eye Yuda-viwo ƒe to la xɔ
woƒe gome le woƒe ƒomea-
wo nu de dziehe la, [o]Edom ƒe liƒo
ŋu, le Zin-gbedzi le dziehe kekea-
ke. 2 Woƒe dzieheliƒo tso Dzeƒu
la ƒe mlɔenu, afisi ƒu la wɔ adɔ̃
nyè kpo de dziehe gome le, 3 eye
wòva to Akrabim-to ƒe dziehe
gome vasede Zin, eye wòmlo va
zɔ Kades-Barnea ƒe dziehe vase-
de Xezron, eto Adar hegɔdɔ̃ mɔ
to Karka 4 vasede Azmon, eye

a Mo. IV. 13, 6. 30.
b Mos. 10, 3. 4.
d Mo. V. 34, 7.
c Mo. IV. 18, 20. 21.
f 11, 21.
g 15, 13—19; 21, 11. 12.
h Mo. IV. 34, 17.
i Mo. IV. 26, 55.
k 11, 23.
l 13, 14—33.
n 21.
o Mo. IV. 34, 3—5.
p Mo. IV. 14, 24; Mo. V. 1, 36.

wòzɔ Egipte-tɔʋu la ŋu va wu nu
ɖe ƒu nu. Esia nye miaƒe dziehe-
liƒo. 5 Xedzeƒeliƒo tso Dzeƒu la
nu vaseɖe Yordan nu, eye anyiehe-
liƒo tso adɔ̃, si le Yordan ƒe mlɔe-
nu la nu 6 vaseɖe Bet-Xogla, eye
wòmlo zɔ Bet-Araba ƒe anyiehe
to [a]Bohan, Ruben vi, ƒe kpe la
gbɔ 7 hezɔ Axor-bali la me va-
seɖe Debir, eye wònyè kpo to Gil-
gal, si le Adumim-to dzi mɔ kasa
la, ƒe anyiehe le tɔʋu la ƒe dziehe
gome; emegbe liƒo la va to En-
Semes-tɔ la ŋu va ke ɖe [b]Ro-
gel ƒe vudo la gbɔ. 8 Eye liƒo
la zɔ [d]Ben-Hinom-bali la me va
to Yebusitɔwo ƒe to la ŋu le dziehe,
esia nye Yerusalem; eyome liƒo
la zɔ to, si le Hinom-bali la nu
le ɣetoɖoƒe gome la tame le Re-
faim-bali la ƒe mlɔenu le anyiehe
gome, 9 eye wòtso to sia tame
va to Neftoax ƒe tsivudo la gbɔ
heɖo ta du, siwo le Efron-to dzi
la gbɔ vaseɖe [f]Baala, esia nye
Kiryat-Yearim. 10 Eye liƒo la trɔ
tso Baala ɖo ta Seir-to gbɔ le
ɣetoɖoƒe heva zɔ Har-Yearim-to
la ŋu le anyiehe, esia nye Kesa-
lon, eye wòmlo to Bet-Semes va-
seɖe Timna. 11 Emegbe liƒo la
zɔ Ekron-to la ŋu le anyiehe va-
seɖe Sikron, eye wòmlo to Baala-
to la tame ɖo ta Yabneel va wu
nu ɖe ƒu nu. 12 Eye ɣetoɖoƒeliƒo
enye ƒu gã la kple eŋu nyigbawo.
Esia nye Yuda-viwo ƒe liƒo go-
doo va kpe le woƒe ƒomeawo nu.
13 [h]Eye Yosua tsɔ Arba, Ena-
kitɔwo ƒofo, ƒe du, si nye Xebron
la na Kaleb, Yefune vi, ɖe Yuda-
viwo dome, abe alesi Yehowa
gblɔ nɛ ene. 14 Eye Kaleb nyã
Enakitɔ etɔ̃ Sesai, Aximan kple
Talmai, amesiwo Enak ŋutɔ dzi
la ɖa tso afima." 15 Emegbe wòho
aʋa ɖe Debirtɔwo ŋu; tsã la wo-
ɣɔa Debir bena Kiryat-Sefer. 16
Eye Kaleb gblɔ bena: Amesi ke
aɖu Kiryat-Sefer dzi, eye wòaxɔe
la, matsɔ vinyenyɔnu Axsa nɛ
wòaɖe. 17 Esi Otniel, Kaleb nɔvi
Kenas ƒe viŋutsu, xɔe la, etsɔ
vianyɔnu Axsa nɛ wòɖe. 18 Eye
esi wòkplɔe la, nyɔnu la do dali
nɛ be, yeaɖabia agble ye ƒofo,
eye wòɖi tso tedzi la dzi; tete
Kaleb biae bena: Nya kae le asi-
wò? 19 Eɖo ŋu be: Yram, ela-
bena ètsɔ dziehenyigba nam xoxo,
eyata tsɔ tsivudoawo hã nam!
Tete Kaleb tsɔ vudo, siwo le to
dzi kple bali me la nɛ.
20 Esia nye Yuda-viwo ƒe to la
ƒe anyigba le woƒe ƒomeawo nu.
21 Du, siwo tso Yuda-viwo ƒe to
la ƒe mlɔenu vaseɖe Edom ƒe liƒo
ŋu le dziehe, wonye: Kabzel, Eder,
Yagur, 22 Kina, Dimona, Adada,
23 Kedes, Xazor, Yitnan, 24 Sif,
Telem, Bealat, 25 Xazor-Xadata,
Keriot-Xezron, eya nye Xazor,
26 Amam, Sema, Molada, 27 Xa-
zar-Gada, Xesmon, Bet-Palet, 28
Xazar-Sual, Beer-Seba, Bizyote-
ya, 29 Baala, Iyim, Azem, 30 El-
tolad, Kesil, Xorma, 31 Ziklag,
Madmana, Sansana, 32 Lebaot, Sil-
xim, Ain kple Rimon. Wo katã
le du blaetɔ̃ vɔ asieke hekpe ɖe
woƒe kɔƒewo ŋu.
33 Esiwo le gbadzaƒe, wonye:
[e]Estaol, Zora, Asna, 34 Zanoax,
En-Ganim, Tapuax, Enam, 35 Yar-
mut, Adulam, Soxo, Azeka, 36 Saa-
rayim, Aditayim, Gedera kple Ge-
derotayim. Wole du wuiene hekpe
ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 37 Zenan,
Xadasa, Migdal-Gad, 38 Dilean,
Mizpe, Yokteel, 39 Laxis, Bozkat,
Eglon, 40 Kabon, Laxmas, Kitlis,
41 Gederot, Bet-Dagon, Naama
kple Makeda. Wole du wuiade
hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 42 Libna,
Eter, Asan, 43 Yiftax, Asna, Ne-
zib, 44 Kegila, [g]Axsib, Masera.
Wole du asieke hekpe ɖe woƒe
kɔƒewo ŋu. 45 [i]Ekron kple eŋu
duwo kple eŋu kɔƒewo, 46 du, siwo
katã tso Ekron kple ɣetoɖoƒe go-
me va ke ɖe Asdod kple eŋu kɔƒe-
wo gbɔ; 47 [k]Asdod kple eŋu duwo
kple eŋu kɔƒewo, [l]Gaza kple eŋu
duwo kple eŋu kɔƒewo vaseɖe
Egipte-tɔʋu la ŋu, eye [o]ƒu gã la
enye liƒo.
48 Du, siwo le towo dzi, wonye:
Samir, Yatir, Soxo, 49 Dana, Kir-
yat-Sana, eya nye Debir, 50 Anab,
Estemo, Anim, 51 Gosen, Xolon
kple Gilo. Wole du wuiɖekɛ hekpe
ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 52 Arab, Duma,
Esan, 53 Yanum, Bet-Tapuax, Afe-
ka, 54 Xumta, Kiryat-Arba, eya
nye Xebron kple Zior. Wole du
asieke hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu.
55 Maon, Karmel, Zif, Yuta, 56
Yesreel, Yokdeam, Zanoax, 57 Ha-

a 18, 17.
b Sam. II. 17, 17.
d Kron. II. 28, 3.
e Ɖɔn. 13, 25; 16, 31.
f kp. 60.
g 19, 29.
h 14, 6–15.
i Sam. I. 5, 10.
k Sam. I. 5, 1.
l Ɖɔn. 1, 18.
n kp. 13–19 kpɔ Ɖɔn. 1, 10–15.
o Mo. IV. 34, 6.

kayin, Gibea kple Timna. Wole du
ewo hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu.
58 Xalxul, Bet-Zur, Gedor, 59 Maarat, Bet-Anot kple Eltekon. Wole
du ade hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu.
60 [b]Kiryat-Baal, eya nye Kiryat-
Yearim, kpakple Xaraba. Wole
du eve hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu.
61 Du, siwo le gbedzi, wonye:
Bet-Araba, Midin, Sexaxa, 62 Nibsan, Ir-Hamelax kple En-Gedi.
Wole du ade hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 63 Ke Yuda-viwo mete
ŋu nyã Yebusitɔ, siwo le Yerusalem la ɖa o, [e]eyata Yebusitɔwo tsi Yerusalem le Yuda-viwo
dome vaseɖe egbe.

### Efrayimtɔwo ƒe domenyinu.

**16.** Yosef-viwo ƒe anyigba tso
Yordan nu le Yerixo gbɔ zɔ
Yerixo-tɔ la ŋu le ɣedzeƒe, va to
gbegbe, si tso Yerixo hezɔ toawo
dzi vaseɖe Betel la me; 2 eye
liƒo la tso Betel va Luz heto Arkitɔwo ƒe anyigba me vaseɖe Atarot, 3 eye wòmlo to Yafletitɔwo
ƒe anyigba ŋu le ɣetoɖoƒe gome
hezɔ Bet-Xoron-nyigba ƒe anyigbe gome va ke ɖe Gezer hewu
nu ɖe ƒu la nu. 4 Esia nye anyigba, si Yosef-viwo, Manase kple
Efrayim, woxɔ.
5 Efrayim-viwo ƒe anyigba enye
si le woƒe ƒomeawo nu: Woƒe
anyigba la ƒe ɣedzeƒeliƒo tso Aterot-Adar vaseɖe Bet-Xoron ƒe
dzigbe gome 6 hemlo to ƒu la ŋu.
Anyieheliƒo tso Mixmetat henyé
kpo to Taanat-Silo ƒe ɣedzeƒe,
eye wòzɔ eƒe ɣedzeƒe gome vaseɖe Yanoxa; 7 eye wòtso Yanoxa
va to Atarot kple Naarat heto
Yerixo ŋu vaseɖe Yordan nu. 8 Yetoɖoƒeliƒo tso Tapuax heto Kanatɔʋu la ŋu va wu nu ɖe ƒu nu.
Esia nye Efrayim-viwo ƒe to la ƒe
anyigba le woƒe ƒomeawo nu;
9 hekpe ɖe du, siwo katã wotia
le Manase-viwo ƒe anyigba dzi
na Efrayim-viwo la ŋuti.[h] 10 Ke
womenyã Kanaanitɔ, siwo nɔ Geser la ɖa o, eyata Kanaanitɔwo
tsi Efrayim dome vaseɖe egbe, eye
wona wowɔ ɖɔ na wo yaka.[k]

### Manase-to afã ƒe domenyinu.

**17.** Manase-to la xɔ eƒe gome,
elabena eyae nye Yosef ƒe
ŋgɔgbevi; wotsɔ Gilead kple Basan na Maxir, Manase ƒe ŋgɔgbevi,
amesi nye Gilead fofo, elabena
aʋame wònye.[a] 2 Manase-vi mamleawo xɔ wo tɔ le woƒe ƒomeawo nu, woawo nye: Abiezer-viwo,
Xelek-viwo, Asriel-viwo, Sexemviwo, Xefer-viwo kple Semidaviwo; esiawo nye Yosef vi Manase ƒe viŋutsuwo le woƒe ƒomeawo nu. 3 Ke [d]Zelofxad, amesi nye
Xefer vi, amesi nye Gilead vi,
amesi nye Maxir vi, amesi nye
Manase vi la, medzi ŋutsuvia ɖeke
o, negbe nyɔnuviwo ko, eye vianyɔnuawo ƒe ŋkɔwo nye: Maxla,
Noa, Xogla, Milka kple Tirza.
4 Eye wova nunɔla Eleazar kple
Yosua, Nun vi, kpakple amegãwo
ŋku me gblɔ bena: Yehowa de
se na Mose be, wòana anyigba mi
ɖe mía nɔviwo dome. Tete wona
anyigba wo ɖe wo fofo nɔviwo
dome, abe alesi Yehowa gblɔ ene.
5 Ale Manase xɔ akpa ewo hekpe ɖe Gilead-nyigba kple Basan-nyigba ŋuti le Yordan ƒe go keme
dzi. 6 Elabena Manase vinyɔnuwo xɔ anyigba ɖe viaŋutsuwo
dome, ke Gilead-nyigba nye Manase-vi mamleawo tɔ.
7 Eye Manase ƒe liƒo tso Aser
va to Mixmetat le Sixem kasa,
eye wòzɔ En-Tapuaxtɔwo ŋu le
ɖusi me gome. 8 Tapuax-nyigba
enye Manase tɔ, ke Tapuax, si le
Manase ƒe liƒo dzi la, enye Efrayim-viwo tɔ. 9 Eye liƒo la to Kana-tɔʋu la ƒe dziehe gome, ke Efrayim
ƒe duwo le [f]Manase ƒe duwo dome le afima: eye Manase ƒe liƒo
to tɔʋu la ƒe anyiehe gome heva
wu nu ɖe ƒu nu. 10 Dziehe gome
enye Efrayim tɔ, eye anyiehe gome enye Manase tɔ, eye ƒu do liƒo
nɛ; wova kpe Aser le anyiehe,
eye wokpe Isaxar le ɣedzeƒe.
11 Du, siwo nye [g]Manase tɔ, le
Isaxar kple Aser gbɔ, wonye: Bet-Sean kple eƒe duwo, Yibleam
kple eƒe duwo hekpe ɖe Dortɔwo
kple woƒe duwo ŋu; [i]En-Dortɔwo
kple woƒe duwo, Tanaxtɔwo kple
woƒe duwo kpakple Megidotɔwo
kple woƒe duwo, woawo nye togbɛ
etɔ̃awo. 12 Ke Manase [l]mete ŋu
xɔ du siawo o, ale Kanaanitɔwo
do dzi nɔ anyigba sia dzi bɛ.
13 Gake esi ŋusẽ va ɖo Israel-viwo ŋu la, wona Kanaanitɔwo

a Mo. IV. 26, 29; 13, 31.
b 9, 17; 18, 14.
d Fia. I. 8, 16.
e 18, 28; Sam. II. 5, 6.
f 16, 9.
g Ŋɔn. 1, 27.
h 17, 9.
i Sam. I. 28, 7.
k Mo. IV. 26, 33; 27, 1.
l 15, 63.

wɔ dɔ na wo yaka; ke ḍeko wo-
menyã wo o.[a] a 16, 10.
14 Eye Yosef-viwo gblɔ na Yo-
sua bena: Nukaŋuti nèna anyi-
gba kple gome ḍeka pɛ ko mí,
evɔ míesɔ gbɔ, eye Yehowa yra
mí vaseḍe fifi hafi? 15 Yosua ḍo
ŋu na wo bena: Ne miesɔ gbɔ
la, ekema miyi Filistitɔwo kple
Refaitɔwo ƒe anyigba dzi, eye
miƒo aveawo ḍa le afima; elabena
Efrayim-to la xaxa na mi akpa.
16 Tete Yosef-viwo gblɔ bena:
To la menya ḍe mía nu-o, evɔ ga-
tasiaḍamwo hã le Kanaanitɔ, siwo
katã le bali la me kple esiwo le
Bet-Sean kple eƒe duwo me kpa-
kple esiwo le Yezreel gbadzaƒe
la si. 17 Yosua gblɔ na Yosef ƒe
aƒe, si nye Efrayim kple Manase
bena: Miesɔ gbɔ, eye ŋusẽ geḍe
le mia ŋu; menye gome ḍeka koe
anɔ mia si o; 18 ke boŋ mixɔ
tonyigba la, eye miƒo aveawo ḍa
le edzi, eye wòanye mia tɔ va-
seḍe eƒe mlɔenu. Elabena mianyã b 7, 2.
Kanaanitɔ, siwo si gatasiaḍamwo
le, eye ŋusẽ le wo ŋu la ḍa. d Mo. 1. 12, 8; 28, 19.

Agbadɔxɔ la le Silo. Anyigba susoe mamã.

18. Esi anyigba la na ta wo vɔ
la, Israel-viwo ƒe ha blibo
la va kpe ta ḍe [e]Silo, eye wotu e Dan. 21, 19; Sam. 1. 1, 3; 4, 4.
Mawu ƒe agbadɔ la ḍe afima.
2 Eye Israel-viwo ƒe to adre
susɔ, siwo womemã anyigba na
haḍe o. 3 Eye Yosua gblɔ na
Israel-viwo bena: Xekaɣi gɔ̃ mia- f 15, 6–9.
wɔ kuvia ase ḍo, eye miayi aḍaxɔ
anyigba, si Yehowa, mia fofowo
ƒe Mawu, na mi la wòanye mia
tɔ oa? 4 Miḍe ŋutsu etɔ̃etɔ̃ le to
sia to me, ne madɔ wo woayi
aḍatsa le anyigba la dzi, eye woa-
de anyigba, alesi nu ade wo nu
la, agbalẽ me vɛ nam, 5 eye woa-
mãe ḍe akpa adre me; Yuda nenɔ
eƒe anyigba dzi le dziehe, eye
Yosef ƒe aƒe nenɔ etɔ dzi le
anyiehe. 6 Ke miḍe anyigba la
agbalẽ me ḍe akpa adre me tsɔ
vɛ nam le afisia, eye madzidze nu
ḍe dzi na mi le Yehowa, mía Mawu
la ŋku me afi. 7 Ke [g]Lewitɔwo g 13, 14–33.
mexɔ gomea ḍeke ḍe mia dome
o, elabena Yehowa ƒe nunɔlaḍɔ
enye woƒe domenyinu, eye Gad,
Ruben kple Manase ƒe to afã xɔ
woƒe anyigba, si Yehowa ƒe dɔla
Mose na wo la, ḍe Yordan godo
le ɣedzeƒe. 8 Tete ŋutsuawo dze
mɔ heyi, eye Yosua de se na ame-
siwo yina anyigba la ḍe ge agbalẽ
me la bena: Miyi ḍatsa le anyi-
gba la dzi, eye miŋlɔe tsɔ vɛ nam,
ekema madzidze nu ḍe dzi na mi
le Yehowa ŋku me le Silo. 9 Ale
ŋutsuawo yi ḍatsa le anyigba la
dzi, eye womãe ḍe akpa adre me
le woƒe duwo nu heŋlɔe tsɔ vɛ
na Yosua le asaḍa me le Silo.
10 Tete Yosua dzidze nu ḍe dzi
na wo le Yehowa ŋku me le Silo,
eye wòmã anyigba la na Israel-
viwo wo tɔ wo tɔe.

Benyamin ƒe domenyinu.

11 Wodzidze nu ḍe Benyamin-
viwo ƒe to la dzi le woƒe ƒomewo
nu, eye anyigba, si ge ḍe wo si
me la, le Yuda-viwo kple Yosef-
viwo dome. 12 Woƒe anyieheliƒo
tso Yordan nu zɔ Yerixo-to la ƒe
anyiehe heto toawo dzi le ɣeto-
ḍoƒe gome, eye wòva ke ḍe [b]Bet-
Awen-gbedzi; 13 emegbe liƒo la
tso afisia ḍo ta Luz heva zɔ Luz-to
la ƒe dziehe, eya nye [d]Betel, eye
wòto Aterot-Adar ŋu va zɔ toa-
wo dzi le dziehe le Bet-Xoron ƒe
anyigbe gome. 14 Ɣetoḍoƒeliƒo la
nyè kpo ḍo ta dziehe tso to, siwo
le Bet-Xoron kasa la ƒe dziehe
heva wu nu ḍe Kiryat-Baal, eya
nye Kiryat-Yearim, si nye Yuda-
viwo ƒe du; esia nye ɣetoḍoƒe-
kpa.[f] 15 Dziehekpa tso Kiryat-
Yearim ƒe mlɔenu ḍo ta ɣetoḍoƒe
gome heva se Neftoax ƒe tsivuḍo
la gbɔ; 16 eye liƒo la trɔ va zɔ
to, si le Efrayim-tagba ƒe anyiehe
le Ben-Hinom-bali la kasa la ƒe
mlɔenu, eye wòzɔ Hinom-bali la
me heto Yebusitɔwo ƒe to la ŋu
vaseḍe Rogel ƒe vuḍo la gbɔ,
17 eye wòtrɔ ḍo ta anyiehe gome
va to En-Semes heto Gelilot ŋu
le Adumim-to dzi mɔ kasa, eye
wòva to Bohan, Ruben vi ƒe kpe
la gbɔ 18 hezɔ to la ŋu le gba-
dzaƒe la ƒe anyiehe vaseḍe Araba.
19 Eye liƒo la va to Bet-Xogla-to
la ŋu le anyiehe heva wu nu ḍe
adɔ̃ la nu le Dzeƒu la ƒe anyiehe,
le Yordan ƒe dziehe mlɔeanu; esia
nye dzieheliƒo la. 20 Eye Yordan
nye liƒo le ɣedzeƒe gome. Esia
nye Benyamin-viwo ƒe anyigbe

ƒe liƒowo godoo va kpe le woƒe ƒomeawo nu.

21 Benyamin-viwo ƒe to la ƒe duwo nye si le woƒe ƒomeawo nu: Yerixo, Bet-Xogla, Emek-Keziz, 22 Bet-Araba, Zemarayim, Betel, 23 Haawim, Hapara, Ofra, 24 Kefar-Amonai, Haofni kple Geba. Wole du wuieve hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 25 Gibeon, Rama, Beerot, 26 Mizpe, Kefira, Moza, 27 Rekem, Yerpeel, Tarala, 28 Zela, Elef,[b] Yebusi, eya nye Yerusalem, Gibeat kple Kiryat. Wole du wuiene hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. Esia nye Benyamin-viwo ƒe anyigba le woƒe ƒomeawo nu.

To ade susɔeawo ƒe domenyinu.

19. Dzidze evelia dze Simeon-viwo ƒe to la dzi le woƒe ƒomeawo nu, eye woxɔ woƒe anyigba ɖe Yuda-viwo ƒe anyigba dzi. 2 Du, siwo nye wo tɔ le woƒe anyigba dzi, wonye: Beer-Seba, Seba, Molada, 3 Xazar-Sual, Bala, Ezem, 4 Eltolad, Betul, Xorma, 5 Ziklag, Bet-Markabot, Xazar-Susa, 6 Bet-Lebaot kple Saruxen. Wole du wuietɔ̃ kple woƒe kɔƒewo. 7 Ayin, Rimon, Eter kple Asan. Wole du ene kple woƒe kɔƒewo, 8 hekpe ɖe kɔƒe, siwo katã le du siawo gbɔ vaseɖe Baalat-Beer la ŋuti, eya nye Ramat le dziehe. Esia nye Simeon-viwo ƒe to la ƒe anyigba le woƒe ƒomeawo nu. 9 Yuda-viwo ƒe gome ŋu woɖe anyigba le na Simeon-viwo; elabena Yuda-viwo tɔ lolo na wo akpa, eyata Simeon-viwo xɔ woƒe anyigba ɖe wo dome.

10 Dzidze etɔ̃lia dze Zebulon-viwo dzi le woƒe ƒomeawo nu, eye woƒe anyigba ƒe liƒo de Sarid. 11 Woƒe liƒo zɔ ɣetoɖoƒe gome va to Marala heto Bedabaset ŋu, eye wòva ke ɖe tɔsisi la nu le Yokneam kasa. 12 Eye liƒo la trɔ tso Sarid ɖo ta ɣedzeƒe gome va to Kislot-Tabor ƒe liƒo ŋu, eye wòto Daberat ŋu va ke ɖe Yafia, 13 eye wòtso afisia ɖo ta ɣedzeƒe gome va to Gat-Xefer kple Et-Kazin hemlo to Rimon va ke ɖe Nea; 14 eye liƒo la gɔdɔ̃ zɔ Xanaton ƒe anyiehe gome heva to Yiftax-El-bali la me. 15 Katat, [e]Nahalal, Simron, Yidala kple Betlexem. Wole du wuieve hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 16 Esia nye Zebulon-viwo ƒe anyigba, woƒe duwo kple kɔƒewo le woƒe ƒomeawo nu.

17 Dzidze enelia dze Isaxar-viwo dzi le woƒe ƒomeawo nu. 18 Eye woƒe anyigba to Yezreel, Kesulot, [a]Sunem, 19 Xafarayim, Sion, Anaxarat, 10 Harabit, Kision, Abez, 21 Remet, En-Ganim, En-Xada kple Bet-Pazez. 22 Eye liƒo la va ke ɖe Tabor, Saxazima kple Bet-Semes ŋu heva wu nu ɖe Yordan nu. Wole du wuiade hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 23 Esia nye Isaxar-viwo ƒe to la ƒe anyigba, woƒe duwo kple kɔƒewo le woƒe ƒomeawo nu.

24 Dzidze atɔ̃lia dze Aser-viwo ƒe to la dzi le woƒe ƒomeawo nu. 25 Eye woƒe anyigba to Xelkat, Xali, Beten, Axsaf, 26 Alamelex, Amad kple Misal va zɔ Karmel kple Sixor-Libnat ŋu le ƒu gome; 27 eye wònyè kpo to ɣedzeƒe gome va ke ɖe Bet-Dagon, eye wòmlo to Zebulon, Yiftax-El-bali la ƒe anyiehe, Bet-Haemek kple Negiel. eye wòzɔ Kabul ƒe mia me gome 28 va to Ebron, Rexob, Xamon kple Kana vaseɖe Zidon, du gã la gbɔ. 29 Eye liƒo la trɔ to Rama kple du sesẽ Tirus gbɔ, eye wònyè kpo to Xosa heva wu nu ɖe ƒu nu tso [d]Axsib-nuto me 30 vaseɖe Uma, Afek kple Rexob. Wole du blave vɔ eve hekpe ɖe woƒe kɔƒewo ŋu. 31 Esia nye Aser-viwo ƒe to la ƒe anyigba, woƒe duwo kple kɔƒewo le woƒe ƒomeawo nu.

32 Dzidze adelia dze Naftali-viwo dzi le woƒe ƒomeawo nu. 33 Eye woƒe liƒo tso Xelef kple logotiwo gbɔ le Zaananim, Adami-Hanekeb kple Yabneel vaseɖe Lakum, eye wòva wu nu ɖe Yordan nu. 34 Eye liƒo la nyè kpo ɖe ɣetoɖoƒe gome va to Aznot-Tabor, eye wòmlo zɔ Xukok ŋu va to Zebulon ŋu le dziehe, eto Aser ŋu le ɣetoɖoƒe, eye wòto Yuda ŋu le Yordan nu le ɣedzeƒe. 35 Du sesẽwo nye: Zidim, Zer, Xamat, Rakat, Kineret, 36 Adama, Rama, Xazor, 37 Kedes, Edrei, En-Xazor, 38 Yireon, Migdal-El, Xorem, Bet-Anat[f] kple Bet-Semes.

[a] Fia. II. 4, 8.
[b] 15, 63; Ʋɔn. 1, 21.
[d] 15, 44; Ʋɔn. 1, 31.
[e] Ʋɔn. 1. 30.
[f] Ʋɔn. 1, 33.

Wole du wuiasieke hekpe ɖe woƒe
kɔƒewo ŋu. 39 Esia nye Naftali-
viwo ƒe anyigba, woƒe duwo kple
kɔƒewo le woƒe ƒomeawo nu.
40 Dzidze adrelia dze Dan-viwo
ƒe to la dzi le woƒe ƒomeawo nu.
41 Eye du, siwo le woƒe anyigba
dzi, wonye: Zora, Estaol, Ir-Semes,
42 Saalabin, Ayalon, Yitla, 43 Elon,
Timnat, Ekron,[d] 44 Elteke, Gibe-
ton, Baalat, 45 Yehud, Bene-Berak,
Gat-Rimon, 46 Me-Hayarkon kple
Harakon kple eƒe anyigba, si le
[e]Yafo kasa. 47 Ke Dan-viwo ƒe
anyigba xaxa na wo akpa, eyata
Dan-viwo yi ɖawɔ aʋa kple Le-
sem; woɖu wo dzi, wu wo kple yi,
eye woxɔe hetso aƒe ɖe eme, eye
[g]wona ŋkɔ Lesem bena Dan, le
wo fofo Dan ƒe ŋkɔ nu. 48 Esia
nye Dan-viwo ƒe to la ƒe anyi-
gba, woƒe duwo kple kɔƒewo le
woƒe ƒomeawo nu.

**Yosua ƒe domenyinu.**

49 Esi wode liƒo anyigba la me
hemãe vɔ keŋ la, Israel-viwo na
anyigba Yosua, Nun vi, ɖe wo
dome; 50 wotsɔ du [i]Timnat-Serax,
si wòbia la, na ɖe Efrayim-to dzi,
abe alesi Yehowa gblɔ ene, eye
wògbugbɔ du la tso henɔ eme.
51 Esia nye anyigba, siwo nunɔla
[l]Eleazar kple Yosua, Nun vi, kpa-
kple Israel-viwo ƒe ƒomewo ƒe
amegãwo dzidze nu mã le [n]Silo le
Yehowa ŋku me, le Mawu ƒe agba-
dɔ la nu. Ale wowu anyigba la
mamã nu.

**Ɖoɖo le sitsoƒeduwo ŋuti.**

**20.** Eye Yehowa gblɔ na Yosua
bena: 2 Gblɔ na Israel-
viwo be, woatia sitsoƒedu, siwo
ŋu meƒo nu le na mi to [p]Mose
dzi la; 3 eye amesi menyae o,
eye mebua wu ame o la, nasi
ayi afima, eye woanye sitsoƒe na
mi tso hlɔ̃tɔ si me. 4 Ne esi yi
du siawo dometɔ ɖeka me la,
ekema wòatɔ ɖe du la ƒe agbo
nu, eye wòagblɔ eƒe nya la na
dumegãwo, hafi woaxɔe ɖe dua
me, eye woana teƒee wòanɔ wo
gbɔ. 5 Ke ne hlɔ̃tɔ ti eyome la,
womegatsɔ amewula la de asi ne
o; elabena mebua hafi wu nɔvia
o, eye menye de wòlé fui tsã hafi
o. 6 Eye wòanɔ du ma me, va-
seɖe esime woakplɔe ava ameha
la ŋku me, eye woadzro nya la
me; eye ne nunɔla gã, si li ɣe-
maɣi ku la, ekema amewula la
kpɔ mɔ agbugbɔ ayi du, si me
wòsi tso kple eya ŋutɔ ƒe xɔ nu.
7 Tete woɖo [a]Kedes le Galilea
le Naftali-to dzi kple Sixem le
Efrayim-to dzi kpakple [b]Kiryat-
Arba, si nye Xebron le Yuda-to
dzi. 8 Eye woɖo Bezer, si le gbe-
dzi kple tagba la, ɖe Ruben-to
la me le Yordan ƒe go keme dzi
le Yerixo ƒe ɣedzeƒe, kple Ramot
le Gilead ɖe Gad-to la me, kpa-
kple Golan le Basan ɖe Manase-
to la me.[f] 9 Esiawo nye du, siwo
woɖo na Israel-viwo katã kple
amedzro, si le wo dome bena, ne
amea ɖe mebua wu nɔvia o la,
wòasi ayi afima, ne magaku ɖe
hlɔ̃tɔ si me, hafi woahe eƒe nya
ava ameha la ŋku mee o.

**Lewitɔwo ƒe nɔƒewo.**

**21.** Eye Lewi-to la ƒe amegãwo
va [h]nunɔla Eleazar kple Yo-
sua, Nun vi, kpakple Israel-tɔwo
ƒe ƒomeawo ƒe amegãwo gbɔ, 2
eye wogblɔ na wo le Silo le Ka-
naan-nyigba dzi bena: [k]Yehowa
de se to Mose dzi bena, woana
duwo mí míanɔ me kple wo ŋu
nyigbawo hena míaƒe lãwo. 3 Tete
Israel-viwo ɖe du siawo kple wo
ŋu nyigba wole woƒe anyigbawo
ŋu tsɔ na Lewitɔwo, abe alesi
Yehowa gblɔ ene.
4 [o]Tete dzidze dze Kehat-viwo
ƒe ƒomewo dzi, eye wodzidze nu
tsɔ du wuietɔ̃ na nunɔla Aron-
viwo, siwo nye Lewitɔwo la, ɖe
Yuda-to, Simeon-to kple Benya-
min-to me; 5 eye wodzidze nu
tsɔ du ewo na Kehat-vi mamleawo
ɖe Efrayim-to ƒe ƒomeawo kple
Dan-to kpakple Manase ƒe to afã
la me. 6 Wodzidze nu tsɔ du
wuietɔ̃ na Gerson-viwo ɖe Isaxar-
to la ƒe ƒomeawo kple Aser-to,
Naftali-to kple Manase ƒe to afã,
si le Basan la me; 7 eye wona
du wuieve Merari-viwo le woƒe
ƒomewo nu ɖe Ruben-to, Gad-to
kple Zebulon-to la me. 8 Eye
Israel-viwo dzidze nu tsɔ du sia-
wo kple wo ŋu nyigbawo na Le-
witɔwo, abe alesi Yehowa de se
to Mose dzi ene.
9 Du, siwo wona ɖe Yuda-viwo

a 19, 37.
b 15, 13.
d Ʋɔn. 1, 35.
e Yo. 1, 3.
f Mo. V. 4, 43.
g Ʋɔn. 18, 27. 29.
h 14, 1.
i 24, 30.
k Mo. IV. 35, 2-8.
l 14, 1.
n 18, 1.
o kp. 4—42 kpɔ Kron. I. 6, 39 v. 66.
p Mo. IV. 35, 6 v. 29.

to kple Simeon-viwo to me ƒe
ŋkɔwo nye si: 10 Du, siwo wo-
na Aron-viwo, siwo nye Kehat-
ƒomeawo tso Lewi-viwo dome la,
wonye: — elabena eya dzi dzidze
gbãtɔ dze — 11 Arba, si nye Enak
ƒofo ƒe du, eya nye Xebron le
Yuda-to la dzi hekpe ɖe lãnyiƒe,
si le eŋu la ŋuti. 12 Ke wotsɔ
agble, si lẹ dua ŋuti, kple eƒe
kɔƒewo na [b]Kaleb, Yefune vi, wò-
nye etɔ. 13 Du, siwo wotsɔ na nu-
nɔla Aron-viwo, wonye: Xebron,
si nye sitsoƒe na hlɔ̃dola kple eŋu
lãnyiƒe, Libna kple eŋu lãnyiƒe,
14 Yatir kple eŋu lãnyiƒe, Este-
moa kple eŋu lãnyiƒe, 15 Xolon
kple eŋu lãnyiƒe, Debir kple eŋu
lãnyiƒe, 16 Ayin kple eŋu lãnyiƒe,
Yuta kple eŋu lãnyiƒe kpakple
[d]Bet-Semes kple eŋu lãnyiƒe; wole
du asieke le to eve siawo me.
17 Esiwo le Benyamin-to la me,
wonye: Gibeon kple eŋu lãnyiƒe,
Geba kple eŋu lãnyiƒe, 18 [e]Anatot
kple eŋu lãnyiƒe kpakple Almon
kple eŋu lãnyiƒe; wole du ene.
19 Nunɔla Aron-viwo ƒe duwo
katã le du wuietɔ̃ kple wo ŋu
lãnyiƒewo.
20 Du, siwo wodzidze nu tsɔ na
Kehat-viwo ƒe ƒome mamleawo,
siwo nye Lewitɔwo ɖe Efrayim-to
la me, wonye: 21 [h]Sixem, si nye
sitsoƒe na hlɔ̃dola, le Efrayim-to
dzi kple eŋu lãnyiƒe, Gezer kple
eŋu lãnyiƒe, 22 Kibzayim kple
eŋu lãnyiƒe kpakple Bet-Xoron
kple eŋu lãnyiƒe; wole du ene.
23 Esiwo le Dan-to la me, wònye:
Elteke kple eŋu lãnyiƒe, Gibeton
kple eŋu lãnyiƒe, 24 Ayalon kple
eŋu lãnyiƒe kpakple Gat-Rimon
kple eŋu lãnyiƒe; wole du ene.
25 Esiwo le Manase-to afã la me,
wonye: Tanax kple eŋu lãnyiƒe
kpakple Yibleam kple eŋu lã-
nyiƒe; wole du eve. 26 Kehat-
viwo ƒe ƒome mamlea ƒe duwo
katã le du ewo kple wo ŋu lã-
nyiƒewo.
27 Du, siwo Gerson-viwo, ame-
siwo tso Lewitɔwo ƒe ƒome la me,
xɔ ɖe Manase ƒe to afã me, wonye:
[k]Golan le Basan, si nye sitsoƒe
na hlɔ̃dola, kple eŋu lãnyiƒe kpa-
kple Beestera kple eŋu lãnyiƒe;
wole du eve. 28 Esiwo le Isaxar
ƒe to la me, wonye: Kisyon kple

[a] 20, 7.
[b] 14, 14; 15, 13.
[d] Sam. I. 6, 12. 15.
[e] Yer. 1, 1.
[f] 20, 8.
[g] 20, 8.
[h] 20, 7.
[i] Mo. I. 12, 7.
[k] 20, 8.
[l] 23, 14.

eŋu lãnyiƒe, Daberat kple eŋu lã-
nyiƒe, 29 Yarmut kple eŋu lãnyiƒe
kpakple En-Ganim kple eŋu lã-
nyiƒe; wole du ene. 30 Esiwo le
Aser-to la me, wonye: Misal kple
eŋu lãnyiƒe, Abdon kple eŋu lã-
nyiƒe, 31 Xelkat kple eŋu lãnyiƒe
kpakple Rexob kple eŋu lãnyiƒe;
wole du ene. 32 Esiwo le Naftali-
to la me, wonye: [a]Kedes le Gali-
lea, si nye sitsoƒe na hlɔ̃dola kple
eŋu lãnyiƒe, Xamot-Dor kple eŋu
lãnyiƒe kpakple Kartan kple eŋu
lãnyiƒe; wole du etɔ̃. 33 Gerson-
ƒomeawo ƒe duwo katã le du
wuietɔ̃ kple wo ŋu lãnyiƒewo.
34 Du, siwo Merari-viwo ƒe ƒo-
mewo, siwo nye Lewitɔ mamlea-
wo, xɔ ɖe Zebulon-to la me, wo-
nye: Yokneam kple eŋu lãnyiƒe,
Karta kple eŋu lãnyiƒe, 35 Dimna
kple eŋu lãnyiƒe kpakple Nahalal
kple eŋu lãnyiƒe; wole du ene. 36
Esiwo le Ruben-to la me, wonye:
[f]Bezer kple eŋu lãnyiƒe, Yaza
kple eŋu lãnyiƒe, 37 Kedemot kple
eŋu lãnyiƒe kpakple Mefaat kple
eŋu lãnyiƒe. 34 Esiwo le Gad-to
la me, wonye: [g]Ramot le Gilead,
si nye sitsoƒe na hlɔ̃dola kple
eŋu lãnyiƒe, Maxanim kple eŋu lã-
nyiƒe, 39 Xesbon kple eŋu lãnyiƒe
kpakple Yazer kple eŋu lãnyiƒe;
wo katã le du ene. 40 Du, siwo
katã wodzidze nu tsɔ na Merari-
ƒomeawo, siwo nye Lewitɔwo ƒe
ƒome mamleawo la, le du wuieve.
41 Lewitɔwo ƒe du, siwo katã le
Israel-viwo ƒe anyigba dzi la, le
du blane vɔ enyi kple wo ŋu
lãnyiƒewo. 42 Du siawo katã nye
du ɖekaɖekawo, eye lãnyiƒewo
le wo ŋu godoo va kpe.

Dugbedodo la va me.

43 Ale Yehowa tsɔ anyigba
blibo la na Israel, abe alesi [i]wòka
atam na wo fofowo ene, eye wo-
xɔe hetso aƒe ɖe edzi. 44 Eye
Yehowa na wokpɔ gbɔdzɔe le
afisiafi, abe alesi wòka atam na
wo fofowo pɛpɛpɛ ene; woƒe fu-
tɔwo katã dometɔa ɖeke menɔ te
ɖe wo nu o, ke boŋ Yehowa tsɔ
woƒe futɔwo katã de asi na wo.
45 [l]Nyaa ɖeke meto le nya nyui,
siwo katã Yehowa gblɔ na Israel
ƒe aƒe la me o, wo katã va me
pɛpɛpɛ.

**To, siwo no Yordan godo, di vɔsamlekpui ɖe Yordan to; duko susoe la melɔ̃ edzi gbã o.**

**22.** Xemaɣi Yosua yɔ Ruben-
viwo kple Gad-viwo kpa-
kple Manase-to afã la, 2 eye wò-
gblɔ na wo bena: Miewɔ nya,
siwo katã Yehowa ƒe dɔla Mose
[b]gblɔ na mi la dzi, eye mieɖo to
nye gbe le nusiwo katã megblɔ
na mi la me. 3 Miegblẽ mia nɔ-
viwo ɖi le ɣeyiɣi didi siawo me
vaseɖe egbe sia o, eye miewɔ
Yehowa, mia Mawu ƒe se la dzi.
4 Ke azɔ Yehowa, mia Mawu, na
mia nɔviwo kpɔ gbɔdzɔe, abe
alesi wòɖo ŋugbe na wo ene;
eyata migbugbɔ yi miaƒe agba-
dɔwo me le miaƒe anyigba, si
Yehowa ƒe dɔla Mose na mi le
Yordan godo la dzi. 5 Ðeko mi-
kpɔ nyuie, be miawɔ ɖoɖo kple
se, siwo Yehowa ƒe dɔla Mose
gblɔ na mi la dzi; milɔ̃ Yehowa,
mia Mawu la, eye mizɔ eƒe mɔwo
katã dzi, midzra eƒe seawo ɖo,
miku ɖe eŋu, eye misubɔe tso
dzi blibo kple luʋɔ blibo me!
6 Tete Yosua yra wo heɖe asi le
wo ŋu, eye wodze mɔ yi woƒe
agbadɔwo me.

7 Mose na anyigba Manase-to
afã ɖe Basan, eye Yosua na anyi-
gba afã evelia ɖe wo nɔviwo gbɔ
le Yordan ƒe ɣetoɖoƒe. Esi Yosua
le asi ɖe ge le wo ŋu woayi woƒe
agbadɔwo me la, eyra wo 8 gblɔ
na wo bena: Mitsɔ kesinɔnu ge-
ɖewo kple lã geɖewo, klosalo
kple sika, akɔbli kple gayibɔ
kpakple avɔ geɖewo fũ gbugbɔ
yi miaƒe agbadɔwo mee, eye mia
kple mia nɔviwo mimã miaƒe fu-
tɔwo ƒe aboyonuwo me![g]

9 Tete Ruben-viwo kple Gad-
viwo kpakple Manase ƒe to afã la
gbugbɔ tso Israel-viwo gbɔ le Silo
le Kanaan-nyigba dzi heyi woawo
ŋutɔ ƒe anyigba Gilead, si woxɔ
la dzi, abe alesi Yehowa gblɔ to
Mose dzi ene. 10 Eye esi wova
ɖo Yordan-nutowo me le Kanaan-
nyigba dzi la, Ruben-viwo, Gad-
viwo kple Manase-to afã la ɖi
vɔsamlekpui gã nyuia ɖe ɖe Yor-
dan nu afima.

11 Eye Israel-viwo se bena,
Ruben-viwo, Gad-viwo kple Ma-
nase ƒe to afã la ɖi vɔsamlekpui
ɖe Yordan-nuto me dze ŋgɔ Ka-

[a] Mo. IV. 25, 7.
[b] Mo. IV. 32, 20 v. 22; Mo. V. 3, 18–20.
[d] Mo. V. 12, 13. 14; Mo. III. 11, [illegible]
[e] Mo. IV. 25.
[f] ?.
[g] Mo. IV. 31, 27.
[h] Mo. IV. 1, 16; 10, 4.

naan-nyigba le Israel-viwo ƒe go
keme dzi. 12 Esi Israel-viwo see
la, tete Israel-viwo ƒe ha blibo la
kpe ta ɖe Silo, be yewoaho aʋa
ɖe wo ŋu. 13 Eye Israel-viwo dɔ
[a]Pinehas, si nye nunɔla Eleazar
vi, ɖo ɖe Ruben-viwo, Gad-viwo
kple Manase-to afã la gbɔ le Gi-
lead-nyigba dzi, 14 eye amegã
ewo, siwo nye amegãwo le Israel-
viwo ƒe toawo katã me la, kpe
ɖe eŋu: woawo enye amegã de-
kaɖekawo le wo fofowo ƒe aƒewo
nu le Israel ƒe ame akpeawo dome.
15 Esi wova Ruben-viwo, Gad-
viwo kple Manase-to afã la gbɔ
le Gilead-nyigba dzi la, wogblɔ
na wo bena: 16 Ale Yehowa ƒe
ha blibo la gblɔ esi: Nukaŋuti
mieda vo ɖe Israel ƒe Mawu la
ŋu, mietrɔ le Yehowa yome egbe,
eye mieɖi vɔsamlekpui na mia
ɖokui hedze aglã ɖe Yehowa ŋu
egbe?[d] 17 Ðe [e]vo, si woda le Peor
ta, eye mía ŋu meko vaseɖe egbe
haɖe o, eye dɔvɔ̃ va Yehowa
ƒe ameha dzi la, mesɔ gbɔ na
mí oa? 18 Eye miawo mietrɔ le
Yehowa yome egbe hedze aglã
ɖe Yehowa ŋu, ne Yehowa nayi
dɔmedzoe do ge ɖe Israel-ha
blibo la ŋu etsɔa? 19 Ke ne
miaƒe anyigba ŋu mekɔ o la, eke-
ma miva Yehowa ƒe anyigba dzi,
afisi Yehowa ƒe nɔƒe la le, ne
miatsɔ aƒe ɖe mía dome; ɖeko
migaɖi vɔsamlekpuia ɖeke kpe
ɖe Yehowa, mía Mawu ƒe vɔsa-
mlekpui la ŋuti ahadze aglã ɖe
Yehowa kple mía ŋu o! 20 Ðe
[f]Axan, Serax vi, megbe anukwa-
reɖiɖi le busunuawo me, eye dɔ-
medzoe va Israel-ha blibo la dzi,
eye menye eya ɖeka kolia koe
ku ɖe eƒe vodada la ta oa?

21 Tete Ruben-viwo kple Gad-
viwo kpakple Manase-to afã la
do ŋu na Israel ƒe ame akpeawo
[h]tatɔwo bena: 22 Mawu, Mawu
Yehowa, – Mawu, Mawu Yehowa
ŋutɔe nyae, eye Israel hã nanyae:
Nenye aglãe míebe, míadze, alo
voe míebe, míada ɖe Yehowa ŋu
la, ekema megaxɔ mí ɖe agbe
egbe sia o! 23 Nenye vɔsamle-
kpui míeɖi, be míatrɔ le Yehowa
yome, eye nenye ɖe míebe, míasa
numevɔ kple nuɖuvɔ alo akpe-
ɖavɔ le edzi la, ekema Yehowa

ŋutɔ nekpɔ eme! 24 Ke boŋ míe-
wɔ alea, elabena míevɔ̃ ɖa be,
mia viwo ava bia mía viwo gba-
ɖegbe bena: Miawo miele kado-
doa ɖeke me kple Yehowa, Israel
ƒe Mawu la o, 25 Yehowa tsɔ
Yordan do liƒo mía kpli mi Ruben-
viwo kple Gad-viwo dome; gomea
ɖeke mele Yehowa gbɔ na mi o!
Ale mia viwo ana be, mía viwo
agbe Yehowa vɔvɔ̃. 26 Eyata míe-
ɖo be, miaɖi vɔsamlekpui, menye
hena numevɔsa alo akpedavɔsa
o, 27 ke boŋ bena wòanye [b]ɖase
anɔ mia kple miawo kpakple míaƒe
dzidzimeviwo dome, ne míawo hã
míatsɔ miaƒe numevɔsawo, kafu-
kafuvɔsawo kple akpedavɔsawo
ava subɔ le Yehowa ŋku me, eye
ne mia viwo magava gblɔ na mía
viwo gbaɖegbe bena: gomea ɖeke
mele Yehowa gbɔ na mi o! 28 Ela-
bena míebu be, ne woava bia mía
kple míaƒe dzidzimeviwo gbaɖe-
gbe la, ekema míagblɔ be: Mikpɔ
Yehowa ƒe vɔsamlekpui tɔgbe
sia, si mía fofowo wɔ la ɖa, me-
nye hena numevɔsa alo akpeda-
vɔsa o, ke boŋ ne wòanye ɖase
anɔ mía kple miawo dome. 29 Nede
megbe xaa tso mía gbɔ be, míadze
aglã ɖe Yehowa ŋu, eye míatrɔ
le Yehowa yome egbe, adi vɔsa-
mlekpui hena numevɔsa, nuɖu-
vɔsa kple akpedavɔsa ahakpe ɖe
Yehowa, mía Mawu ƒe vɔsamle-
kpui, si le eƒe nɔƒe nu la ŋutí.
30 Esi nunɔla Pinehas kple ame-
ha la ƒe amegãwo, siwo kpe ɖe
eŋu, amesiwo nye tatɔwo le Israel
ƒe ame akpeawo nu, se nya, siwo
Ruben-viwo, Gad-viwo kple Ma-
nase-viwo gblɔ la, edze wo ŋu.
31 Eye Pinehas, nunɔla Eleazar
vi, gblɔ na Ruben-viwo, Gad-viwo
kple Manase-viwo bena: Egbe míe-
dze sii bena, Yehowa le mía dome,
elabena esi mieda vo ɖe Yehowa
ŋu o la, eyata mieɖe Israel-viwo
tso Yehowa sí me. 32 Tete Pinehas,
nunɔla Eleazar vi, kple amegãwo
gbugbɔ tso Ruben-viwo kple Gad-
viwo gbɔ le Gilead-nyigba dzi va
Israel-viwo gbɔ le Kanaan-nyigba
dzi, eye wohe dɔgbedenya vɛ na
wo. 33 Eye nya la dze Israel-viwo
ŋu, eye Israel-viwo kafu Mawu,
eye womegadi be, yewoaho aʋa
ɖe wo ŋu ahagblẽ anyigba, si dzi

[a] 21, 44. [b] 24, 27. [d] Mo. V. 5, 29. [e] Mo. II. 23, 13. 24. [f] Mo. III. 26, 7. 8; Mo. V. 28, 7. [g] Mo. IV. 33, 55; Mo. V. 7, 16; Ʋɔn. 2, 3.

Ruben-viwo kple Gad-viwo le la
o. 34 Eye Ruben-viwo kple Gad-
viwo na ŋkɔ vɔsamlekpui la bena:
„Eya nye ɖase le mía dome be,
Yehowae nye Mawu."

Yosua ƒo Israel-viwo katã nu ƒu le nu xlɔ̃ ge wo.

23. Esi Yehowa na Israel kpɔ
[a]gbɔdzɔe tso eƒe futɔ, siwo
katã ƒo xlãe godoo, si me eteƒe
didi, eye Yosua tsi xɔ ƒe geɖe la,
2 Yosua yɔ Israel blibo la, woƒe
ame tsitsiwo kple tatɔwo, ʋɔnu-
drɔ̃lawo kple dzikpɔlawo gblɔ na
wo bena: Metsi, eye mexɔ ƒe geɖe.
3 Mia ŋutɔwo miekpɔ nusiwo Ye-
howa, mia Mawu la, wɔ dukɔ siawo
katã le mia ŋgɔ, elabena Yehowa,
mia Mawue, wɔ aʋa na mi. 4 Kpɔ
ɖa, memã dukɔ kpɔtɔe siawo ƒe
anyigba na miaƒe toawo tso Yor-
dan nu kple dukɔ, siwo katã me-
tsrɔ̃ la gbɔ, vaseɖe ƒu gã la nu
le ɣetoɖoƒe. 5 Yehowa, mia Mawu
la, ŋutɔ ate wo ɖa le mia ŋgɔ,
eye wòanyã wo ɖa le mia ŋgɔ,
be miaxɔ woƒe anyigba, abe alesi
Yehowa, mia Mawu la, do ŋugbe
na mi ene. 6 Eyata milé dzi ɖe
ƒo vevie, ne mialé nusiwo katã
woŋlɔ ɖe Mose ƒe segbalẽa me
la me ɖe asi, eye miawɔ wo dzi,
eye [d]migadze ɖe ɖusi alo mia me
o. 7 Migatra ɖe dukɔ, siwo kpɔtɔ
ɖi la, dome o, eye woƒe mawuwo
ŋkɔ [e]megava mia nu, alo miatsɔ
wo aka atam o, migasubɔ wo, eye
migade ta agu na wo o; 8 ke boŋ
miku ɖe Yehowa, mia Mawu la ŋu,
abe alesi miewɔ vaseɖe egbe ene.
9 Yehowa nyã dukɔ gã kple dukɔ
sesẽwo ɖa le mia ŋgɔ, ke miawo
la amea ɖeke mete ŋu nɔ te ɖe
mia nu vaseɖe fifi o.[f] 10 Mia
dome ŋutsu ɖeka te ŋu nyã ame
akpe, elabena Yehowa, mia Mawue,
wɔ aʋa na mi, abe alesi wòdo
ŋugbe na mi ene. 11 Eyata mi-
kpɔ nyuie le miaƒe agbe ŋu, ne
mialɔ̃ Yehowa, mia Mawu la. 12 Ke
ne mietrɔ heku ɖe dukɔ, siwo
kpɔtɔ ɖe mia gbɔ la ŋu, eye miedo
ƒome kpli wo, mieyi wo dome,
eye woawo hã va mía dome la,
13 ekema minyae bena, Yehowa,
mia Mawu la, maganyã dukɔ sia-
wo ɖa le mia ŋgɔ akpɔ o, eye
woatrɔ zu [g]adobɔli kple mɔ̃ na
mi, woanye atam anɔ miaƒe axada

me, eye woanye ŋu anɔ ŋku dzi
na mi, vaseḍe esime miatsrɔ̃ avɔ
keŋkeŋ le anyigba nyui, si Ye-
howa, mia Mawu, na mi la dzi.
14 Mikpɔ ḍa, mele [b]demagbɔ-
nugbe yi ge, ke miawo mienyae
tso dzi blibo kple luʋɔ blibo me
bena, [d]nyaa ḍeke meto le nya
nyui, siwo katã Yehowa, mia Mawu
la, gblɔ na mi la me o, wo katã
va me na mi, eye nya ku ḍeka
hɔ̃ hã meto le eme o. 15 Gake
alesi nya nyui, siwo katã Yeho-
wa, mia Mawu la gblɔ, va me na
mi la, nenema ke Yehowa ana nya
vɔ̃wo katã nava dzɔ mia dzi, va-
seḍe esime wòatsrɔ̃ mi avɔ le
anyigba nyui, si Yehowa, mia
Mawu la, na mi la dzi. 16 Ne
mietu Yehowa, mia Mawu la ƒe
nu, si wòbla kpli mi, eye mieyi
ḍasubɔ mawu bubuwo hede ta
agu na wo la, ekema Yehowa ado
dɔmedzoe ḍe mia ŋu, eye mia-
tsrɔ̃ avɔ xoxoxo le anyigba nyui,
si wòna mi la dzi.

Yosua ƒo Israel-towo nu ƒu zi mamleto.

24. Tete Yosua na Israel-toawo
katã va kpe ta ḍe Sixem,
eye wòyɔ ame tsitsiwo kple tatɔ-
wo, ʋɔnudrɔ̃lawo kple dzikpɔla-
wo, eye wova tsi tre ḍe Mawu
ŋku me. 2 Eye Yosua gblɔ na
dukɔ blibo la bena: Ale Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi: Tsã-
tsãtsã la mia fofowo nɔ tɔsisi la
ƒe go keme dzi, [o]Tarax, Abraham
kple Naxor fofo, eye [p]wosubɔ
mawu bubuwo. 3 Tete mekplɔ
mia fofo Abraham tso tɔsisi la
ƒe go keme dzi, eye mena wòtsa
le Kanaan-nyigba blibo la dzi —
mena viawo dzi ḍe dzi — eye me-
tsɔ Isak nɛ. 4 Metsɔ Yakob kple
Esau na Isak, eye metsɔ [r]Seir-to
na Esau, be wòanye etɔ, ke [s]Ya-
kob kple viawo ya ʋu yi Egipte.
5 Tete medɔ Mose kple Aron,
eye metsɔ nusiwo mewɔ la, ḍe
fu na Egiptetɔwo; emegbe me-
kplɔ mi dzoe.[t] 6 Eye esi [u]mekplɔ
mia fofowo tso Egipte, eye mieva
ƒua nu la, Egiptetɔwo tsɔ tasia-
ḍamwo kple sɔwo ti mia fofowo
yome va Avaƒu la nu. 7 Eye
wodo ɣli yɔ Yehowa, tete wòḍe
viviti mia kple Egiptetɔwo dome,
eye wòna ƒu la ŋe gbagba ḍe wo
dzi. Miekpɔ nusiwo mewɔ Egipte-
tɔwo la kple ŋku, eye mietsi gbe-
dzi eteƒe ḍidi.[a] 8 Emegbe mekplɔ
mi va Amoritɔwo, siwo nɔ Yor-
dan ƒe go keme dzi ła, ƒe anyi-
gba dzi, eye wowɔ aʋa kpli mi;
ke metsɔ wo de asi na mi, miexɔ
woƒe anyigba, eye metsrɔ̃ wo le
mia ŋgɔ.[e] 9 Tete Moab-fia Balak,
Zipor vi, ho va wɔ aʋa kple Israel,
eye wòdɔ woyi ḍayɔ Bileam, Beor
vi vɛ, be wòaƒo fi ade mi;[f] 10 ke
megbe toḍoḍo Bileam, eye wòtsɔ
mi yra boŋ, eye meḍe mi tso esi
me.[g] 11 Eyome mietso Yordan
va Yerixo; tete Yerixotɔwo, Amo-
ritɔwo, Perizitɔwo, Kanaanitɔwo,
Xititɔwo, Girgasitɔwo, Xiwitɔwo
kple Yebusitɔwo va wɔ aʋa kpli
mi, eye metsɔ wo de asi na mi.[h]
12 Medɔ [i]teamekplɔḍoewo ḍe mia
ŋgɔ, eye wonyã Amoritɔwo ƒe fia
eveawo le mia ŋgɔ; menye wò
yi kple wò dae wɔe o. 13 Metsɔ
anyigba, si ŋu miedze agbagba
le o la, na mi kple du, siwo mie-
tso o la, be mianɔ wo me, eye
metsɔ weinbɔ kple amitibɔ, siwo
mietso o la, na mi, be miaḍu wo
me nuwo.[k] 14 Eyata mivɔ̃ Yehowa,
eye misubɔe blibo le nyateƒe me,
miḍe mawu, siwo mia fofowo subɔ
le tɔsisi la godo kple Egipte la
ḍa, eye misubɔ Yehowa![l] 15 Ke
ne Yehowa subɔsubɔ medze mia
ŋu o la, ekema [n]mitia, amesi subɔ
ge miala, egbea: eḍanye mawu,
siwo mia fofowo subɔ le tɔsisi la
godo, alo Amoritɔ, siwo ƒe anyi-
gba dzi miele la, ƒe mawuwo o.
Ke mía kple nye aƒe ya míasubɔ
Yehowa!
16 Tete dukɔ la ḍo ŋu gblɔ
bena: Neḍe megbe xaa tso mía
gbɔ be, míagblẽ Yehowa ḍi asubɔ
mawu bubuwo! 17 Ke boŋ Yeho-
wa enye mía Mawu, eyae kplɔ
mía kple mía fofowo tso Egipte-
nyigba dzi le kluvinyenyeƒe me,
eye wòwɔ dzesi gã siawo le mía
ŋku me, eye wòkpɔ mía ta le mɔ
blibo, si míezɔ heto dukɔ geḍewo
dome la dzi. 18 Yehowa nyã du-
kɔwo katã kple Amoritɔ, siwo nɔ
anyigba dzi la, ḍa le mía ŋgɔ.
Míawo hã míasubɔ Yehowa, ela-
bena eyae nye mía Mawu! 19 Yo-
sua ḍo ŋu na dukɔ la bena: [v]Miate
ŋu asubɔ Yehowa o, elabena Mawu

a Mo. II. 14, 10.
b Fia. 1. 2, 2.
d 21, 45.
e Mo. IV. 21, 25. 31.
f Mo. IV. 22.
g Mo. IV. 23, 11. [illegible]
h 3, 14; 6, 1.
i Mo. II. 23, 28.
k Mo. V. 6, 10. 11.
l kp. 2; Mo. II. [illegible]
n Mat. 6, 24.
o Mo. I. 11, 26.
p Mo. I. 31, 19; 35, 2.
r Mo. I. 32, 4.
s Mo. I. 46, 6.
t Mo. II. 3, 10.
u Mo. II. 12, 32.
v Mo. V. 5, 26.

kɔkɔe kple Mawu [a]ʋãŋu wònye,
matsɔ miaƒe vodadawo kple nu-
vɔ̃wo ake mi o. 20 Ne miegblẽ
Yehowa ɖi, eye miesubɔ mawu
bubuwo la, ekema ahe vɔ̃ ava mia
dzi, eye wòatsrɔ̃ mi ɖa, evɔ wò-
nye ewɔ nyuie na mi va yi hafi.
21 Tete dukɔ la ɖo ŋu na Yosua
bena: Gbeɖe, Yehowa ko míasu-
bɔ! 22 Yosua gblɔ na dukɔ la
bena: Mia ŋutɔwoe nye ɖasefo
na mia ɖokui be, mietia Yehowa,
be miasubɔ. Woɖo ŋu be: Ẽ, mía
ŋutɔwoe nye ɖasefo. 23 Ekema
[c]miɖe mawu bubuwo ɖa le mia
dome, eye mitrɔ miaƒe dzi ɖe
Yehowa, Israel ƒe Mawu la ŋu!
24 Eye dukɔ la ɖo ŋu na Yosua
bena: Yehowa, mía Mawu la, mía-
subɔ, eye eƒe gbe ko míase! 25
Ale Yosua [f]bla nu kple dukɔ la
gbemagbe, eye wòtsɔ seawo kple
ɖoɖoawo ɖo woƒe ŋku me le Si-
xem. 26 Eye Yosua ŋlɔ nya sia-
wo ɖe Mawu ƒe segbalẽ la me,
eye wòtsɔ kpe gãa ɖe ɖi ɖe afima
le [i]logoti, si le Yehowa ƒe kɔ-
kɔefea gbɔ la te. 27 Tete Yosua
gblɔ na dukɔ blibo la bena: Kpɔ
ɖa, kpe sia nye [k]ɖase na mi, ela-

a Mo. II. 20, 5.
b 19, 50.
d Ʋɔn. 2, 7.
e Mo. I. 35, 2.
f Fia. II. 23, 2.
g Mo. I. 50, 25.
h Mo. I. 33, 19.
i Mo. I. 35, 4; Ʋɔn. 9, 6.
k 23, 27: Mo. I. 31, 48.

bena ese nya, siwo katã Yehowa
gblɔ na mi la, eye wòanye ɖase
na mi, ne miagasẽ nu le mia Mawu
la ŋu o. 28 Emegbe Yosua ɖe
asi le dukɔ la ŋu, eye amesiame
yi eƒe anyigba dzi.

**Yosua kple Eleazar ƒe ku. Woɖi Yosef ƒe ƒuwo.**

29 Nya siawo megbe la Yeho-
wa ƒe dɔla Yosua, Nun vi, amesi
xɔ ƒe alafa ɖeka kple ewo la ku,
30 eye woɖii ɖe eya ŋutɔ ƒe anyi-
gba dzi le [b]Timnat-Serax, si le Ef-
rayim-to dzi, le Gaas-to ƒe anyie-
he gome. 31 Eye Israel [d]subɔ Ye-
howa, ŋkeke alesi Yosua nɔ agbe
kple ŋkeke alesi ame tsitsi, siwo
nɔ agbe le Yosua megbe eteƒe
ɖiɖi, eye wokpɔ nusiwo katã Ye-
howa wɔ na Israel teƒe la, le
agbe.
32 Eye Israel-viwo ɖi [g]Yosef
ƒe ƒu, siwo wotsɔ tso Egipte vɛ
la, ɖe Sixem, ɖe anyigba, si [h]Ya-
kob ƒle kesitaalafa ɖeka le Sixem
fofo Xamor ƒe viwo si la dzi, eye
wòtrɔ zu Yosef-viwo ƒe dome-
nyinu.
33 Eye Eleazar, Aron vi, hã ku,
eye woɖii ɖe Gibea, si wotsɔ na
via Pinehas ɖe Efrayim-to dzi la.

---

# ƲƆNUDRƆ̃LAWO ƑE AGBALẼ.

**Yuda-to ɖe asi aʋawɔwɔ me le Yosua ƒe ku megbe.**

1 Le Yosua ƒe ku megbe la
Israel-viwo bia Yehowa bena:
[l]Mía dometɔ kae atre hoho ayi
aɖawɔ aʋa kple Kanaanitɔwo?
2 Tete Yehowa gblɔ bena: Yuda
neho yi; kpɔ ɖa, metsɔ anyigba
la ɖe asi nɛ! 3 Eye Yuda gblɔ
na nɔvia Simeon bena: Ho kplim,
míayi nye anyigba dzi aɖawɔ aʋa
kple Kanaanitɔwo, ekema nye hã
makpe ɖe ŋuwò, míayi tɔwò dzi!
Tete Simeon yi kplii. 4 Eye esi
Yuda ho yi la, Yehowa tsɔ Ka-
naanitɔwo kple Perizitɔwo ɖe asi
na wo, eye wowu ame akpe ewo
sɔŋ le Bezek. 5 Wova kpe Adoni-
Bezek le Bezek, eye wowɔ aʋa
kplii heɖu Kanaanitɔwo kple Pe-
rizitɔwo dzi. 6 Ke Adoni-Bezek
si, eye woti eyome ɖalée, eye

l 20, 18.
n Yos. 10, 40; 11, [illegible]
o kp. 10-15 kpɔ Yos. 15, 13-19.

wolã eƒe asiɖegbleƒetsuwo kple
afɔɖegbleƒetsuwo. 7 Tete Adoni-
Bezek gblɔ bena: Fia blaadre.
siwo wolã asiɖegbleƒetsuwo kple
afɔɖegbleƒetsuwo na la, fɔa nu
wuwlui le nye kplɔ̃ te ɖuna; alesi
mewɔ la, eya teƒe Mawu ɖo teƒe
nam. Eye wokplɔe yi Yerusalem,
afisi wòku ɖo.
8 Eye Yuda-viwo wɔ aʋa kple
Yerusalem, woxɔe, eye wowu wo
kple yi hetɔ dzo du la.[n] 9 Emegbe
Yuda-viwo ho yi ɖawɔ aʋa kple
Kanaanitɔ, siwo le towo dzi kple
dziehe kpakple gbadzaƒe.[o] 10 Eye
Yuda ho aʋa ɖe Kanaanitɔ, siwo
nɔ Xebron la ŋu, — tsã la woyɔ
Xebron bena Kiryat-Arba — eye
woɖu Sesai, Aximan kple Talmai
dzi. 11 Eyome woho aʋa tso afi-
sia ɖe Debirtɔwo ŋu; tsã la woyɔ
Debir bena Kiryat-Sefer. 12 Tete

Kaleb gblɔ bena: Amesi adu Kir-
yat-Sefer dzi, eye wòaxɔe la, matsɔ
vinyenyɔnu Axsa nɛ wòadee. 13 [a] Yos. 17, 11-13.
Eye esi Otniel, Kaleb ƒe tsɛ, Kenas
ƒe vi, xɔe la, etsɔ via Axsa nɛ wò-
dee. 14 Eye esi wòkplɔe la, nyɔnu
la do dalĩ nɛ be, yeabia agble ye
fofo, eye wòɖi tso tedzi la dzi.
Tete Kaleb biae bena: Nya kae [b] Yos. 16. 10.
le asiwò? 15 Edo ŋu nɛ bena:
Yram, ètsɔ dziehenyigba nam xo-
xo, eyata tsɔ tsivudoawo hã nam! [d] Yos. 19. 15.
Tete Kaleb tsɔ vudo, siwo le to
dzi kple bali me la nɛ.
16 Eye Mose nyo, [e]Keni ƒe [e] 4, 11 17; Mo. IV. 10, 29.
viwo kpakple Yuda-viwo, ʋu tso
devedu la me yi Yuda-gbedzi, si
le [f]Arad ƒe dziehe gome, eye [f] Yos. 12, 14.
wova nɔ dukɔ la dome. 17 Eye
Yuda ho kpe ɖe nɔvia Simeon
ŋu wova ɖu Kanaanitɔ, siwo nɔ
Zefat la dzi, eye [g]wotsrɔ̃ wo gbi- [g] Mo. IV. 21. 2.
digbidi hena ŋkɔ du la bena Xor- [h] Yos. 19. 38.
ma. 18 Eye Yuda xɔ Gaza kple
eƒe anyigba, Askalon kple eƒe
anyigba kpakple Ekron kple eƒe
anyigba. 19 Eye Yehowa nɔ kple
Yuda, ale be wòte ŋu xɔ to la, [i] Yos. 19. 42.
ke mete ŋu nyã amesiwo nɔ ba-
li me la ɖa o, elabena gatasiaɖam-
wo le wo si. 20 [k]Wotsɔ Xebron [k] Yos. 14, 6—15.
na Kaleb, abe alesi Mose gblɔ
ene, eye wònyã Enak vi etɔ̃awo
le afima.

Womenyã Kanaanitɔwo katã o.

21 Ke Benyamin-viwo menyã
Yebusitɔ, siwo nɔ Yerusalem la
ɖa o; eyata Yebusitɔwo kple Ben-
yamin-viwo tsaka le Yerusalem
vaseɖe egbe.[l] 22 Yosef-viwo ho [l] Yos. 15. 63; 18, 28.
yi Betel, eye Yehowa nɔ kpli wo.
23 Eye Yosef-viwo na woyi ɖa-
tsa ŋku le Betel;[n] tsã la woyɔ [n] Mo. I. 28, 19.
du la bena Luz. 24 Tete ŋkutsa- [o] Mo. V. 7, 2—5.
lawo kpɔ ŋutsua ɖe do tso dua
me, eye wogblɔ nɛ bena: Fia
mɔnu, si míato age ɖe dua me la
mí, ekema míave nuwò. 25 Tete
wòfia dua me mɔnu wo, eye wowu
duametɔwo kple yi; ke woɖe asi [p] Yos. 23, 13.
le [r]ŋutsu la kple eƒe ƒometɔwo [r] Yos. 6, 25.
katã ŋu. 26 Eye ŋutsu la yi ɖa-
tso du ɖe Xititɔwo ƒe anyigba
dzi, eye wòna ŋkɔe be Luz; ŋkɔ
sia tsi eŋu vaseɖe egbe. 27 Eye
Manase mexɔ Bet-Sean kple eƒe
duwo, Tanax kple eƒe duwo, Dor-
tɔwo kple woƒe duwo, Yibleam-
tɔwo kple woƒe duwo kpakple
Megidotɔwo kple woƒe duwo o,
eyata Kanaanitɔwo do dzi nɔ anyi-
gba sia dzi bɛ.[a] 28 Ke esi ŋusẽ
ɖo Israel ŋu la, ena Kanaanitɔwo
wɔ dɔ nɛ yaka, eye womenyã
wo o. 29 Eye Efrayim hã menyã
Kanaanitɔ, siwo nɔ Gezer la ɖa
o; eyata Kanaanitɔwo tsi wo dome
le Gezer.[b] 30 Zebulon menyã Ki-
drontɔwo kple Nahaloltɔwo o;
eyata Kanaanitɔwo tsi wo dome,
ke wowɔ dɔ na wo yaka.[d] 31 Aser
menyã Akotɔwo, Zidontɔwo, Ax-
labtɔwo, Axzibtɔwo, Xelbatɔwo,
Afiktɔwo kple Rexobtɔwo o; 32
eyata Aser-viwo nɔ anyigbadzitɔ,
siwo nye Kanaanitɔwo la dome,
elabena womenyã wo ɖa o. 33 Eye
Naftali menyã Bet-Semestɔwo
kple Bet-Anattɔwo ɖa o, eye
wonɔ anyigbadzitɔ, siwo nye Ka-
naanitɔwo la dome; ke [h]Bet-Se-
mestɔwo kple Bet-Anattɔwo wɔ
dɔ na wo yaka. 34 Amoritɔwo
nyã Dan-viwo ɖo ɖe towo dzi,
eye womena be, woava bali me o.
35 Eye Amoritɔwo do dzi nɔ Xe-
res-towo dzi kple [i]Ayalon kpa-
kple Saalbim bɛ. Ke esi Yosef-
viwo ƒe alɔ va kpe wo dzi la,
wowɔ dɔ na wo yaka. 36 Amori-
tɔwo ƒe liƒo tso Akrabim-to dzi mɔ
gbɔ kple Sela hemlo ɖe nu yii.

Israel ƒe tomaɖomaɖo. veve. kemalimali kple tohehe. Ʋɔnudrɔ̃lawo.

2 Eye Yehowa ƒe dɔla tso Gil-
gal va Boxim gblɔ bena: Me-
kplɔ mi tso Egipte va anyigba,
si ŋu meka atam ɖo na mia fo-
fowo gblɔ be, nyematu nye nu,
si mebla kpli mi, akpɔ gbeɖe o
la dzi; 2 migabla nu kple anyigba
sia dzitɔwo o, eye [o]migbã woƒe
vɔsamlekpuiwo! Gake mieɖo to
nye gbe o. Nukaŋuti miewɔ alea
ɖo? 3 Eyata nye hã mele egblɔm
na mi bena: nyemanyã wo le mia
ŋgɔ o, ne woanye fuɖenametɔwo
anɔ mia ŋu, eye woƒe mawuwo
nanye mɔ̃ aɖe mi.[p] 4 Esi Yehowa
ƒe dɔla gblɔ nya siawo na Israel-
viwo katã la, tete dukɔ la fa avi
hoo; 5 eye wona ŋkɔ teƒe ma
bena Boxim, eye wosa vɔ le afi-
ma na Yehowa.
6 Esi Yosua ɖe asi le dukɔa
ŋu la, Israel-viwo dome amesiame
yi eƒe anyigba dzi, ne wòaxɔe
wòanye etɔ. 7 Eye dukɔ la subɔ

Yehowa, ŋkeke alesi Yosua nɔ
agbe kple ŋkeke alesi ame tsitsi,
siwo nɔ agbe le Yosua megbe,
amesiwo kpɔ nu gã, siwo katã
Yehowa wɔ na Israel teƒe la, le
agbe.[a] 8 Yehowa ƒe dɔla Yosua,
Nun vi, xɔ ƒe alafa ɖeka kple
ewo hafi ku, 9 eye woɖii ɖe eya
ŋutɔ ƒe anyigba dzi le Timnat-
Xeres, si le Efrayim-to dzi le
Gaas-to ƒe anyiehe gome.[d] 10 Esi
dzidzime mawo katã yi wo tɔ-
gbuiwo gbɔ vɔ la, dzidzime bubu
va dzɔ le wo megbe, amesiwo
medze si Yehowa o, eye wome-
nya naneke le nusiwo katã wòwɔ
na Israel la ŋu o.
11 Tete Israel-viwo wɔ nusi
medze Yehowa ŋu o, eye wosubɔ
Baalwo. 12 Wogblẽ Yehowa, wo
fofowo ƒe Mawu la ɖi, evɔ wònye
eyae klɔ wo tso Egipte-nyigba
dzi hafi, eye wodze dukɔ, siwo ƒo
xlã wo godoo la ƒe mawuwo yome,
eye wode ta agu na wo hetsɔ do
dɔmedzoe na Yehowa. 13 Wogblẽ
Yehowa ɖi hesubɔ Baal kple As-
tarot. 14 Eyata Yehowa do dɔ-
medzoe ɖe Israel ŋu, eye wòtsɔ
wo de asi na adzowɔlawo woda
adzo wo, eye wòtsɔ wo dzra na
woƒe futɔ, siwo ƒo xlã wo godoo
la; eye womegate ŋu nɔ te ɖe
woƒe futɔwo nu o. 15 Eye Yeho-
wa ƒe asi nye dzɔgbevɔ̃e le wo
ŋu le afisiafi, si woyi ɖo, abe
alesi [g]Yehowa gblɔ na wo kple
alesi Yehowa ka atam na wo ene,
ale be woɖo xaxa me ŋutɔ. 16 Eye
Yehowa ɖo ʋɔnudrɔ̃lawo, amesi-
wo ɖe wo tso adzowɔlawo si me.[i]
17 Ke womeɖo to woƒe ʋɔnudrɔ̃-
lawo o, eye wodze mawu bubuwo
yome de ta agu na wo, wote ɖa
le mɔ, si dzi wo fofowo zɔ heɖo
to Yehowa ƒe seawo la dzi, eye
womewɔ nenema o. 18 Ne Ye-
howa ɖo ʋɔnudrɔ̃la na wo la,
Yehowa nɔa anyi kple ʋɔnudrɔ̃la
la, eye wòɖea wo tsoa woƒe fu-
tɔwo si me, ŋkeke alesi ʋɔnudrɔ̃la
la le agbe, elabena woƒe hũɖeɖe
le fuɖenametɔwo kple ŋutasẽlawo
ŋuti na be, Yehowa ƒe dɔme trɔ
ɖe wo ŋu. 19 Ke ne ʋɔnudrɔ̃la
la ku la, ekema wotrɔna, eye wo-
gblẽna ɖe dzi wua wo fofowo, wo-
dzea mawu bubuwo yome, subɔa
wo hedea ta agu na wo, eye wo-

[a] Yos. 24, 31.
[b] 3, 1. 4; Mo. V. 8, 2.
[d] Yos. 24, 29. 30.
[e] 2, 22.
[f] Yos. 13, 3.
[g] Mo. III. 26, 17; Mo. V. 28, 20.
[h] Mo. V. 7, 3.
[i] Dɔ. 13, 20.
[k] 1, 13.
[l] 6, 34.

meɖea asi le woƒe nuwɔwɔ kple
tamesesẽ ŋu o. 20 Tete Yehowa
do dɔmedzoe ɖe Israel ŋu gblɔ
bena: Esi dukɔ sia tu nye nu, si
mebla kple wo fofowo, eye meɖo
to nye gbe o la, 21 eyata nye hã
nyemaganyã dukɔ, siwo Yosua
kpɔtɔ ɖi hafi ku la ɖa le wo ŋgɔ
o; 22 ne matsɔ wo ado [b]Israel
akpɔ be, woalé ŋku ɖe Yehowa
ƒe mɔ ŋu, eye woazɔ edzi abe
wo fofowo ene loo, alo womalé
ŋku ɖe eŋu o. 23 Eyata Yehowa
kpɔtɔ dukɔ siawo ɖi, menyã wo
enumake o, eye metsɔ wo de asi
na Yosua o.

**Israel subɔ mawu bubuwo, eye wòge ɖe efe futɔwo si me; ke Otniel, Ehud kple Samgar ɖee.**

**3.** Esiawo nye dukɔ, siwo Ye-
howa kpɔtɔ ɖi be, wòatsɔ wo
[e]ado Israeltɔ, siwo katã mekpɔ
Kanaan-ʋa teƒe o la akpɔ; 2 ne
Israel-viwo ƒe ƒome, siwo mekpɔ
aʋa teƒe tsã o la, nadze aʋawɔ-
wɔ. 3 Woawo nye: Filistitɔwo ƒe
[f]amegã atɔ̃awo, Kanaanitɔwo katã,
Zidontɔwo kple Xiwitɔwo, siwo
nɔ Libanon-towo dzi tso Baal-Xer-
mon vaseɖe Xamat. 4 Wotsi anyi,
ne wòatsɔ ado Israel akpɔ, be
woaɖo to Yehowa ƒe se, siwo
wòde na wo fofowo to Mose dzi
loo? 5 Eye Israel-viwo nɔ Kanaani-
tɔwo, Xititɔwo, Amoritɔwo, Perizi-
tɔwo, Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo
dome. 6 Wode woƒe vinyɔnuwo,
eye woawo hã tsɔ woƒe vinyɔnu-
wo na woƒe viŋutsuwo, eye wo-
subɔ woƒe mawuwo.[h]
7 Eye Israel-viwo wɔ nusi me-
dze Yehowa ŋu o, woŋlɔ Yehowa,
woƒe Mawu la be, eye wosubɔ
Baalwo kple Aserawo. 8 Eyata
Yehowa do dɔmedzoe ɖe Israel ŋu,
eye wòtsɔ wo dzra na Mesopota-
mia-fia Kusan-Risatayim, eye Is-
rael-viwo subɔ Kusan-Risatayim
ƒe enyi sɔŋ. 9 Eye Israel-viwo do
ɣli yɔ Yehowa, tete Yehowa ɖo
xɔnametɔ na Israel-viwo, [k]Otniel,
Kaleb ƒe tsɛ, Kenas ƒe vi, eye
wòɖe wo. 10 Yehowa ƒe [l]gbɔgbɔ
dze edzi, eye wòdrɔ̃ ʋɔnu na Is-
rael; eho aʋa, eye Yehowa tsɔ Me-
sopotamia-fia Kusan-Risatayim de
asi nɛ, eye eƒe alɔ kpe Kusan-
Risatayim dzi. 11 Eye anyigba la
dzi fa ƒe blane, vaseɖe esime
Otniel, Kenas vi la ku.

12 Ke esi Israel-viwo gade asi
nusi medze Yehowa ŋu o wɔwɔ
me la, Yehowa do ŋusẽ Moab-fia
Eglon ɖe Israel-viwo ŋu, elabena
wowɔ nusi medze Yehowa ŋu o.
13 Eye wòda Amon-viwo kple
Amalekitɔwo kpe ɖe eɖokui ŋu,
eye woho aʋa va si Israel, eye
woxɔ [a]devedu la. 14 Israel-viwo [a 1, 16.]
subɔ Moab-fia Eglon ƒe wuienyi
sɔŋ. 15 Ke esi Israel-viwo do ɣli
yɔ Yehowa la, Yehowa ɖo xɔ-
nametɔ na wo, Ehud, ŋutsu mia-
wɔla, si nye Benyamintɔ, Gera ƒe
vi. Eye Israel-viwo tsɔ nudzɔdzɔ
de esi ɖo ɖe Moab-fia Eglon.
16 Eye Ehud tu adekpui nuevee,
si didi asi ɖeka, eye wòtae ɖe
ɖusiklito le eƒe awu ʋlaya te.
17 Eye wòtsɔ nudzɔdzɔ la vɛ na
Moab-fia Eglon; Eglon enye ame
lolo damia ɖe. 18 Esi wòtsɔ nu-
dzɔdzɔ la na vɔ la, ekplɔ ame-
siwo tsɔ nudzɔdzɔ vɛ la, yi ɖaɖo
ɖa; 19 ke etrɔ le legba, siwo le
Gilgal la gbɔ va gblɔ bena: Fia,
nya ɣaɣlaa ɖe le asinye na wò!
Tete wògblɔ be: Ɖoɖoe nezi! Eye
amesiwo katã tsi tre ɖe egbɔ la, do
go. 20 Eye Ehud yi egbɔ, esime
wòle dziƒoxɔ, si me eya ɖeka nɔna
xɔa ya la me. Ehud gblɔ nɛ bena:
Mehe Mawu ƒe gbe vɛ na wò!
Tete wòtsi tre tso eƒe zikpui la
dzi. 21 Enumake Ehud do mia
ɖa di adekpui la le ɖusiklito heƒo
ɖe dɔme nɛ, 22 ale be atia ke
hã bu ɖe me, eye ami nyè tsyɔ
adekpui la; mete ŋu ɖe adekpui
la le dɔme nɛ o, elabena enu do
go ɖe megbe. 23 Emegbe Ehud
do go ɖe akpata me, eye wode
ga dziƒoxɔ la ƒe ʋɔtru me ɖe enu.
24 Esi wòdo go la, eƒe dɔlawo
va, eye wokpɔ bena, dziƒoxɔ la ƒe
ʋɔtruwo le dodo; eyata wobu be,
afɔdzi dem wòanya le le yaxɔƒe
la. 25 Ke esi wolala ʋuu dokpoe
meʋu ʋɔa o la, wotsɔ safui va
ʋu ʋɔ lae, eye kpɔ ɖa, woƒe ame-
gã ku ɖe anyigba. 26 Ke esi wole
lalam nenema la, Ehud gbɔ le-
gbawo ŋu, eye wòsi va Seira.
27 Eye esi wògbɔ la, eku kpẽ le
Efrayim-to dzi, tete Israel-viwo
di tso towo dzi va kpe ta ɖe eŋu,
eye eya ŋutɔ dze wo ŋgɔ. 28 Eye
wògblɔ na wo bena: Mikplɔm ɖo
kaba, elabena Yehowa tsɔ miaƒe
futɔ Moabitɔwo de asi na mi!
Enumake wodze eyome heva xe
Yordan-tsoƒemɔ na Moabitɔwo,
eye womena amea ɖeke tso tɔ la
o. 29 Eye wowu Moabitɔwo anɔ
ame akpe ewo ɣemaɣi, ŋutsu, siwo
nye ame kakowo kple aʋamewo,
eye ame ɖeka hɔ̃ hã mesi o. 30
Ale Moabitɔwo ge ɖe Israel ƒe
asi te ɣemaɣi, eye anyigba dzɑ
fa ƒe blanyi sɔŋ.
31 Eye Samgar, Anat vi, dze
eyome, amesi tsɔ nyikplɔti wu
Filistitɔ ame alafa ade, eye eya
hã ɖe Israel.

Israel ge ɖe eƒe futɔ Yabin si me, ke Barak kple Debora ɖu edzi.

4. Ke esi Ehud ku la, Israel-
viwo gade asi nusi medze
Yehowa ŋu o la wɔwɔ me. 2 Eyata
Yehowa tsɔ wo dzra na Kanaan-
fia Yabin, amesi ɖu dzi le Xazor;
eƒe aʋafia nye Sisera, amesi nɔ
Xaroset-Goyim. 3 Eye Israel-
viwo do ɣli na Yehowa, elabena
gatasiaɖam alafa asieke le esi,
eye wòte Israel-viwo ɖe anyi se-
sẽtɔe ƒe blave sɔŋ.
4 Ɣemaɣi la nyɔnu-nyagblɔɖila
Debora, Lapidot srɔ̃e, drɔ̃ ʋɔnu
na Israel. 5 Enɔ Debora ƒe deti
te le Rama kple Betel dome le
Efrayim-to dzi, eye Israel-viwo
yia egbɔ ɖadrɔ̃a ʋɔnu. 6 Eye
wòdɔ ame woyi ɖayɔ Barak, Abi-
noam vi, tso Kedes-Naftali vɛ,
eye wògblɔ nɛ bena: Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, de se na wò
be: Ho, yi Tabor-to la dzi, naɖe
ame akpe ewo tso Naftali-viwo
kple Zebulon-viwo dome kpe ɖe
ɖokuiwò ŋu; 7 makplɔ Sisera,
Yabin ƒe aʋafia kple eƒe tasia-
ɖamwo kpakple eƒe aʋakɔ ava
gbɔwò le Kison-tɔʋu la nu, eye
matsɔe ade asi na wò! 8 Tete
Barak gblɔ nɛ bena: Ne àyi kplim
la, ekema mayi; ke ne màyi kplim
o la, ekema nye hã nyemayi o.
9 Eɖo ŋu bena: Mele yiyi ge kpli
wò tso; ke bubu, si le mɔ, si dzi
dze ge nala me la, manye tɔwò
o, elabena Yehowa atsɔ Sisera
ade asi na nyɔnua ɖe! Eye De-
bora tso yi Kedes kple Barak.
10 Tete Barak yɔ Zebulon kple
Naftali va kpe ta ɖe Kedes, eye
ŋutsu akpe ewo ho dze eyome,
eye Debora hã yi kplii. 11 Ke

Xeber, Kenitɔ la, ʋu tso Mose ƒe
nyo [a]Xobab viwo, siwo nye [b]Ke-
nitɔwo la gbɔ, eye wòva tu eƒe
agbadɔwo ɖe logotiwo gbɔ le Zaa-
nayim le Kedes gbɔ.
12 Eye esi wogblɔ na Sisera
bena, Barak, Abinoam vi, ho va
Tabor-to ŋu la, 13 tete Sisera
dzra eƒe gatasiaɖamwo katã ɖo,
eye eya kple eƒe aʋakɔ blibo la
ho tso Xaroset-Goyim va kpe ta
ɖe Kison-tɔʋu la nu. 14 Eye De-
bora gblɔ na Barak bena: Tso!
Elabena egbe sia Yehowa le Si-
sera tsɔ ge ade asi na wò. Alo
ɖe Yehowa madze ŋgɔwò oa?
Tete Barak ɖi tso Tabor-to la dzi,
eye ame akpe ewo dze eyome.
15 Eye Yehowa tsɔ yi de zi Si-
sera kple eƒe tasiaɖamwo katã
kple eƒe aʋakɔ blibo la me le
Barak ŋgɔ, eye Sisera ɖi le eƒe
tasiaɖam me heto afɔ si. 16 Ke
Barak ti tasiaɖamwo kple aʋakɔ
la yome vaseɖe Xaroset-Goyim;
eye Sisera ƒe aʋakɔ blibo la tsi
yi nu, ame ɖeka hɔ̃ hã mekpɔtɔ o.

Yael wu Sisera.

17 Ke Sisera to afɔ si va Yael,
Kenitɔ Xeber srɔ̃ ƒe agbadɔ gbɔ,
elabena ŋutifafa le Xazor-fia, Ya-
bin kple Kenitɔ Xeber ƒe aƒe la
dome. 18 Tete Yael yi ɖakpe
Sisera gblɔ nɛ bena: Va, nye
amegã, va dze gbɔnye, eye me-
gavɔ̃ o! Enumake wòyi egbɔ le
eƒe agbadɔ me, eye nyɔnu la tsɔ
avɔ tsyɔ nɛ. 19 Eye wògblɔ nɛ
bena: Taflatse, na tsi via ɖem
mano, elabena tsikɔ le wuyem.
Enumake wòʋu notsilãgbalẽgolo
la, eye wònae wòno, emegbe wò-
gatsyɔ avɔ nɛ. 20 Eyome wò-
gblɔ nɛ bena: Yi, natsi tre ɖe
agbadɔ la ƒe mɔnu, eye ne amea
ɖe va bia wò bena: amea ɖe le
afisia hã la, ekema gblɔ bena: O!
21 Tete Xeber srɔ̃ Yael tsɔ agba-
dɔtsyoti, eye wòtsɔ zũ ɖe asi yi
egbɔ dzaa, eye wòƒu tsyoti la ɖe
tonu nɛ mimi ɖe anyigba. Ke
edɔ alɔ̃ yi me ʋĩ, elabena ɖeɖi
te eŋu, eye wòku. 22 Esi Barak
ti Sisera yome la, Yael do go va
kpee, eye wògblɔ nɛ bena: Va,
ne mafia amesi dim nèle la wò!
Esi wòyi la, ekpɔ Sisera ku ɖi,
eye tsyoti ƒo ɖe tonu nɛ. 23 Ale
Mawu bɔbɔ Kanaan-fia Yabin ɖe

a Mo. IV. 10, 29.
b 1, 16.
d Mo. V. 33, 2.
e Xab. 3, 3–6.
f Ps. 68, 9.
g 3, 31.
h Sam. I. 12, 19. 22.
i 10, 4; 12, 14.
k 12, 15.
l Yos. 17, 1.

anyi le ŋkeke ma dzi le Israel-
viwo ŋku me enye si. 24 Eye
Israel-viwo ƒe asi kpe Kanaan-
fia Yabin dzi, vaseɖe esime wo-
tsrɔ̃e vɔ keŋkeŋ.

Debora kple Barak ƒe aseyetsoha.

5. Tete Debora kple Barak, Abi-
noam vi, wodzi ha gbemagbe
bena: 2 Esi aʋafiawo dze Israel
ŋgɔ, eye dukɔ la lɔ̃ faa ŋuti la,
mikafu Yehowa! 3 Mi fiawo, mi-
see; mi amegãwo, miƒu to anyi!
Mele ha dzi ge, Yehowae mele
ha dzi ge na, Yehowa, Israel ƒe
Mawu lae mele saŋku ƒo ge na!
4 Yehowa, esi nèho tso [d]Seir, eye
nètsa to Edom-tagba la, [e]anyigba
ʋuʋu, dziŋgɔ ɖuɖu tsi, eye alili-
kpowo hã dza tsi; 5 towo dzo
kpekpekpe le Yehowa ŋku me,
eye Sinai sia ʋuʋu le Yehowa,
Israel ƒe Mawu ƒe ŋku me.[f] 6 Le
[g]Samgar, Anat vi, ŋɔli kple Yael
ŋɔli la mɔwo to gbe, eye ame-
siwo zɔa mɔ tatawo dzi la, to
gbedzemɔwo. 7 Aʋafiawo nu tso
le Israel, wo nu tso, vaseɖe esime
nye Debora medo, medo abe Is-
rael dada ene! 8 Wotia mawu
yeyewo; eyata aʋa va ke ɖe woƒe
duwo ŋu. Womegakpɔ [h]akpoxɔnu
kple akplɔa ɖeke le Israel ƒe ame
akpe blaneawo dome o. 9 Nye
dzi enye Israel ƒe tatɔwo kple
amesiwo lɔ̃ faa le dukɔa dome la
tɔ. Mikafu Yehowa! 10 Mi ame-
siwo do [i]tedzinɔ ɣiwo, kple mi
amesiwo nɔ kuntruwo dzi, kpa-
kple mi amesiwo le mɔ ta, midzi
ha! 11 Esi aŋutrɔdalawo tso aseye
le lãtoawo gbɔ la, wokafu Yeho-
wa ƒe nu dzɔdzɔe wɔwɔwo kple
Israel ƒe aʋafiawo ƒe nu dzɔdzɔe
wɔwɔwo le afima. Emegbe Ye-
howa ƒe dukɔ la gbugbɔ yi duwo
me. 12 Nyɔ, nyɔ, Debora! nyɔ,
nyɔ, nadzi ha! Tsi tre, Barak!
Abinoam vi, kplɔ wò aboyomewo!
13 Tete dukɔ la ƒe bubume ma-
mleawo va, eye Yehowa ɖi va
gbɔnye le kalẽtɔwo dome. 14 Wo-
tso Efrayim, amesi ƒe agunu le
[k]Amalek, eye Benyamin to wo me-
gbe va ge ɖe woƒe amehawo do-
me. Tatɔwo ɖi abu tso [l]Maxir
kple Zebulon, amesiwo si tsia-
meti la le. 15 Isaxar-amegãwo le
Debora ŋu, eye Isaxar kpe ɖe

Barak ŋu hedze eyome kpledu-
kpledu yi bali la me. Ruben-tɔ-
ʋuwo nu wode adaŋu gãwo le.
16 Nukaŋuti nètsi lãhawo gbɔ, be
nalé to ɖe lãhawo ƒe xɔxlɔ̃ ŋu?
Ruben-tɔʋuwo nu wode adaŋu
gãwo le. 17 Gilead tsi Yordan ƒe
go keme dzi bɔkɔɔ. Nukaŋuti Dan
nye amedzro le ʋuwo me? Aser
bɔbɔ nɔ ƒuta, eye wòtsyɔ akɔ anyi
ɖe eƒe adɔ̃wo nu. 18 Zebulon
enye dukɔa ɖe, si ku kutsikpe,
hekpe ɖe Naftali ŋu le gbadzaƒe-
to la dzi. 19 Fiawo va wɔ aʋa,
Kanaan-fiawo va wɔ aʋa ɣemaɣi
le Tanax le Megido-tɔ la nu; ke
womekpɔ klosaloa ɖeke xɔ o!
20 Dziƒo wotso wɔ aʋa la, ɣle-
tiviwo nɔ woƒe mɔwo dzi wɔ aʋa
kple Sisera.[b] 21 Kison-tɔʋu la kplɔ
wo yii, blematɔʋu Kison. Nye
luʋɔ, do kple ŋusẽ! 22 Kalẽtɔ,
siwo si la, ƒe sɔwo ƒe afɔzi le
ɖiɖim. 23 Yehowa ƒe dɔla be:
Aɖi Meros ŋu! Aɖi eme nɔlawo
ŋu kpekpekpe; elabena womeva
xɔ na Yehowa o, womeva xɔ na
Yehowa le kalẽtɔwo dome o!
24 Woayra Yael le nyɔnuwo do-
me, Kenitɔ Xeber srɔ̃, woayrae le
nyɔnu, siwo nɔa agbadɔ me la
dome! 25 Tsi wòbia, ke notsie
wònae, bubumewo ƒe tre me wò-
ku notsi kpekẽ do vɛ.[d] 26 Edo
asi ɖa tsɔ tsyoti, eye wòlé gbede
ƒe zũ ɖe ɖusi; eda zũ ɖe Sisera
ƒe ta dzi, eye wòfe eƒe tonu ŋɔe
wòɖi go ɖe egodo. 27 Etsra ɖe
eƒe afɔ nu wɔɔ, eƒe afɔ nu wòtsra
ɖo, eye afisi wòtsra ɖo la, afima
wòku ɖo. 28 Sisera ɖada do mo
de fesre nu, eye wòdo ɣli to
adzralawo me gblɔ bena: Nuka-
ŋuti eƒe tasiaɖamwo gbe vava,
eye nukaŋuti eƒe sɔwo ƒe afɔzi
tsi megbe ale? 29 Nyɔnu bubu-
me, siwo le egbɔ la, ɖo eŋu nɛ;
ke egale biabia dzi ko be: 30 Ɖe
womekpɔ aboyonu mã oa? Nyɔ-
nuvi ɖeka alo eve na ŋutsu ɖeka,
Sisera ƒe aboyonu nanye awu ŋɔ-
ŋɔewo, akɔgbavɔ ɖeka alo eve,
siwo le ŋɔŋɔe, nanye fiasrɔ̃ ɖeka
tɔ! 31 Yehowa, alea wò futɔwo
katã atsrɔ̃ enye si! Ke amesiwo
lɔ̃nɛ la le, abe alesi ɣe dzena
kple ŋusẽ ene.
Eye anyigba la ŋu fa [e]ƒe blane
sɔŋ.

[a] Mo. V. 28, 33.
[b] 4, 15; Mo. II. 14, 25; Yos. 10, 14. 42.
[d] 4, 19.
[e] 3, 11.
[f] Sam. I. 12, 11; Heb. 11, 32.

Gideon zu ʋɔnudrɔla.

6 Esi Israel-viwo wɔ nusi me-
dze Yehowa ŋu o la, Yehowa
tsɔ wo de asi na Midiantɔwo ƒe
adre sɔŋ. 2 Midiantɔwo ƒe asi
kpe Israel dzi, eye Israel-viwo
wɔ bebeƒewo ɖe towo dzi kple
agadowo me kpakple nɔƒe sesẽ-
wo le Midiantɔwo ta. 3 Godoo [a]ne
Israel ƒã nu la, Midiantɔwo kple
Amalekitɔwo kpakple ɣedzeƒevi-
wo hona ɖe wo ŋu, 4 eye woƒua
asaɖa ɖe wo ŋu hegblẽa agble-
menuawo vaseɖe Gaza ke, wome-
kpɔtɔa nuɖuɖua ɖeke, alẽ, nyi
alo tedzi ɖe Israel o; 5 elabena
ɖe wohona vana kple woƒe lãwo
kpakple agbadɔwo, eye woawo
kple woƒe kposɔ naneawo ƒona ɖi
bibibi abe ʋetsuviwo ene; ale
wovana, be woagblẽ anyigba la.
6 Ale Israel ɖi gbɔ le Midiantɔ-
wo ŋku me, eye Israel-viwo do
ɣli yɔ Yehowa.
7 Esi Israel-viwo do ɣli yɔ Ye-
howa le Midiantɔwo ta la, 8 Ye-
howa dɔ nyagblɔɖilaa ɖe ɖo ɖe
Israel-viwo gbɔ wògblɔ na wo be-
na: Ale Yehowa, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Nye ŋutɔe kplɔ mí
tso Egipte, tso kluvinyenyeƒe me;
9 meɖe mi tso Egiptetɔwo kple
miaƒe futɔwo katã si me, eye me-
nyã wo ɖa le mia ŋgɔ hetsɔ woƒe
anyigba na mi. 10 Eye megblɔ
na mi bena: Nyee nye Yehowa,
mia Mawu, migasubɔ Amoritɔ,
siwo ƒe anyigba dzi miele la, ƒe
mawuwo o; ke miegbe toɖoɖo
nye gbe.
11 Eye Yehowa ƒe dɔla va bɔbɔ
nɔ logoti te le Ofra, si nye Abie-
sritɔ Yoas tɔ, eye via Gideon le
lu ƒom le lugbɔƒe, be wòatsɔ asii
le Midiantɔwo nu. 12 Eye Yeho-
wa ƒe dɔla do ɖe edzi gblɔ nɛ
bena: Yehowa li kpli wò, wò ŋu-
tsu kalẽtɔ! 13 Gideon ɖo ŋu nɛ
bena: Tsoo, nye aƒetɔ! Ne Yeho-
wa li kpli mí ɖe, nukaŋuti nu-
siawo katã dzɔ ɖe mía dzi? Eye
afika eƒe nukunu, siwo katã ŋu
mía fofowo nɔa dze ɖom le na
mí be, Yehowa kplɔ mí tso Egipte
la le? Azɔ Yehowa tutu mí ƒu
gbe, eye wòtsɔ mí de asi na Mi-
diantɔwo. 14 Tete Yehowa trɔ ɖe
eŋu gblɔ bena: [f]Yi le wò ŋusẽ
sia nu, eye naɖe Israel tso Mi-

diantɔwo si me; nye ŋutɔe le dɔwòm! 15 Eḍo ŋu nɛ bena: Taflatse, nye aƒetɔ! Nuka tsɔ ge mala aḍe Israel? Kpɔ ḍa, nye ƒome enye suetɔ le Manase, eye nyee nye dɔmlɔea le fofonye ƒe me! 16 Tete Yehowa gblɔ nɛ bena: [a]Manɔ anyi kpli wò kokoko, eye àsi Midiantɔwo abe ŋutsu ḍeka ene. 17 Eḍo ŋu nɛ bena: Ne ève nunye la, ekema na dzesim be, wòe le nu ƒom kplim! 18 [b]Megadzo le afisia o, vaseḍe esime matsɔ nye vɔsanu aḍo akɔwòme hafi! Eḍo ŋu be: Manɔ anyi, vaseḍe esime natrɔ agbɔ.

19 Tete Gideon yi ḍawu gbɔ̃tsuvi ḍeka, eye wòtsɔ wɔ efa ḍeka tɔ tatali maʋamaʋã; efɔ lã la ḍe golo me, eye wòku detsitsi la ḍe kutu me hetsɔ va egbɔ le logoti la te, eye wòtsɔe ḍo ekɔme. 20 Ke Mawu ƒe dɔla la gblɔ nɛ bena: Tsɔ lã kple tatali maʋamaʋã la da ḍe agakpe sia dzi, eye natsɔ detsitsi la akɔ ḍe anyi. Tete wòwɔ nenema. 21 Eye Yehowa ƒe dɔla la tsɔ atikplɔ, si le esi la nu tɔ lã kple tatali maʋamaʋã la dzi, enumake [e]dzo ḍo tso agakpe la me hefiã lã kple tatali maʋamaʋã la, eye Yehowa ƒe dɔla la bu vĩ le eƒe ŋku me. 22 Esi Gideon kpɔ bena, Yehowa ƒe dɔlae la, egblɔ bena: Alele, Aƒetɔ Yehowa! Elabena mekpɔ Yehowa ƒe dɔla ŋku me kple ŋku me. 23 Ke Yehowa gblɔ nɛ bena: [g]Ŋuwò nafa, megavɔ̃ o, mèle kuku ge o! 24 Eye Gideon ḍi vɔsamlekpui na Yehowa ḍe afima, eye wòna ŋkɔe bena: Yehowae nye ŋutifafa. Ele Abiesritɔwo ƒe Ofra vaseḍe egbe.

25 Eye Yehowa gblɔ nɛ le zã ma me bena: Lé fofowò ƒe nyitsu ḍeka kpe ḍe nyitsu bubu, si xɔ ƒe adre la ŋu; [h]gbã Baal ƒe vɔsamlekpui, si nye fofowò tɔ, eye nalã Asera, si le eŋu la ḍa! 26 Emegbe naḍi vɔsamlekpui na Yehowa, wò Mawu la, ḍe agakpe sia tame, tsɔ nyitsu evelia sa numevɔe, eye natsɔ Asera, si nèlã la, awɔ nakee. 27 Tete Gideon ḍe ŋutsu ewo le eƒe dɔlawo dome, eye wòwɔ, abe alesi Yehowa gblɔ nɛ ene; mewɔe le keli o, ke boŋ ewɔe le zã, elabena ele fofoa ƒemetɔwo kple dua me ŋutsuwo vɔ̃m. 28 Esi dua me ŋutsuwo fɔ ŋdi kanya la, kpɔ ḍa, wogbã Baal ƒe vɔsamlekpui la, lã Asera, si le eŋu la ḍa, eye wotsɔ nyitsu sa vɔ le vɔsamlekpui, si woḍi la dzi. 29 Tete woḍe asi gbɔgblɔ me na wo nɔewo bena: Ameka wɔ nusia? Eye wodzro me hebia eta se, eye wose bena, Gideon, Yoas vi, wɔ nusia. 30 Enumake dua me ŋutsuwo gblɔ na Yoas bena: Kplɔ viwò la doe, ne wòaku, elabena egbã Baal ƒe vɔsamlekpui, eye wòlã Asera, si le eŋu la ḍa. 31 Tete Yoas gblɔ na amesiwo katã tsi tre ḍe egbɔ bena: Dzree miebe, yewoawɔ ḍe Baal nua? Alo ḍe miebe, yewoaxɔ nya ḍe enua? Ne amea ḍe be, yeawɔ dzre ḍe enu la, aku ŋdi sia! [d]Nenye Mawue wònye la, ekema newɔ dzre ḍe eḍokui nu, le esi wogbã eƒe vɔsamlekpui la ta! 32 Eye wona ŋkɔe tso gbemagbe be Yerub-Baal hegblɔ bena: Baal newɔ dzre kplii, elabena eyae gbã eƒe vɔsamlekpui.

33 Eye Midiantɔwo katã kple Amalekitɔwo kpakple ɣedzeƒeviwo kpe ta heho va ƒu asaḍa anyi ḍe Yezreel-bali me. 34 Eye Yehowa ƒe [f]gbɔgbɔ yɔ Gideon me fũ; tete wòku kpẽ yɔ Abiesritɔwo bena, woadze eyome. 35 Eḍɔ ame ḍo ḍe Manase blibo la yɔ wo be, woadze eyome, eye wòḍɔ ame ḍo ḍe Aser, Zebulon kple Naftali, eye wova kpe wo. 36 Tete Gideon gblɔ na Mawu bena: Nenye dzinye to ge nala aḍe Israel, abe alesi nègblɔ ene la, 37 ekema matsɔ alẽgbalẽ da ḍe lugbɔƒe, eye ne zãmu ƒo alẽgbalẽ la ḍeḍeko, eye anyigba blibo la le ƒuƒuie la, ekema madze sii be, dzinye to ge nala aḍe Israel, abe alesi nègblɔ ene. 38 Eye wòva me nenema. Esi wòfɔ ŋdi la, efiã zãmu le alẽgbalẽa me wòyɔ tre bana. 39 Eye Gideon gblɔ na Mawu bena: Taflatse, [i]megado dɔmedzoe ḍe ŋunye be, megale nu ƒo ge fifia o! Na magatsɔ alẽgbalẽ la atee akpɔ zi ḍeka! Alẽgbalẽ la ḍeḍeko nanɔ ƒuƒuie, ke zãmu naƒo anyigba blibo la dzi! 40 Eye Mawu wɔ nenema le zã ma me. Alẽgbalẽ la ḍeḍeko dzi

a Mo. II. 3, 12.
b 13, 15.
d Fia. I. 18, 21.
e Mo. III. 9, 24.
f 3, 10; 11, 29; 13, 25.
g 13, 22.
h Fia. II. 11, 18; 23, 12—15.
i Mo. I. 18, 30.

le fufuie, ke zãmu fo anyigba la
dzi.

### Gideon ɖu Midiantɔwo dzi.

7 Tete aYerub-Baal, si nye Gi- a 6, 32.
deon, kple dukɔ blibo, si le
eŋu la, fɔ ŋdi kanya va fu asaɖa
anyi ɖe Xarod-vudo la gbɔ, eye
Midiantɔwo ƒe asaɖa le woƒe
anyiehe gome, tso More-togbɛ la
gbɔ ɖo ta bali la me. 2 Eye Ye- b Mo. 1. 40, 9. 16.
howa gblɔ na Gideon bena: Ame-
siwo le ŋuwò la, sɔ gbɔ akpa be,
matsɔ Midiantɔwo ade asi na wo;
ne Israel magaƒu asi akɔ ɖe ŋu-
nye agblɔ bena: nye ŋutɔ nye
asi metsɔ xɔ na ɖokuinye o! 3
Eyata ɖe gbe ƒã ɖe ameawo ƒe to
me bena: dAmesi ke le vɔvɔ̃m, d Mo. V. 20, 8.
eye dzi mele eƒo o la, netrɔ, eye
wòagbugbɔ tso Gilead-to la gbɔ!
Tete ameawo dome ame akpe
blave vɔ eve trɔ dzo, eye ame
akpe ewo susɔ. 4 Eye Yehowa
gblɔ na Gideon bena: Ameawo
gasɔ gbɔ akpa ko. Kplɔ wo yi e Yes. 9, 3.
tɔ la nu, ne mado wo akpɔ na
wò le afima, eye amesi ke ma-
gblɔ na wò be, neyi kpli wò la,
eya nayi kpli wò; ke amesi ke
magblɔ na wò be, megayi kpli wò
o la, mayi kpli wò o! 5 Esi wò-
kplɔ ameawo va tɔa nu la, Yeho-
wa gblɔ na Gideon bena: Tia
amesiwo ɖuɖɔ tsi la abe avu ene
kple amesiwo dze klo kpe nu ɖe
me noe la, ɖe vovo! 6 Eye ame-
siwo kui kple asi kplɔ la, le ame
alafa etɔ̃, ke ame mamleawo katã
dze klo kpe nu ɖe tsia me noe.
7 Eye Yehowa gblɔ na Gideon
bena: fAme alafa etɔ̃, siwo kui f Sam. 1. 14, 6.
kplɔ la, tsɔ ge mala aɖe mi, eye
matsɔ Midiantɔwo ade asi na wò;
ke ame mamleawo katã negbu-
gbɔ yi aƒe. 8 Eye ameawo tsɔ
mɔ dzi nuɖuɖu kple woƒe kpẽwo
ɖe asi; ke eɖe asi le Israeltɔ bu-
buawo katã ŋu amesiame yi eƒe
xɔ nu, eye wòtsɔ ame alafa etɔ̃a-
wo kpe ɖe eɖokui ŋu. Eye Mi-
diantɔwo ƒe aʋasaɖa le abu me
le eŋku me.
9 Eye Yehowa gblɔ nɛ le zã
ma me bena: Tso, naɖi yi asaɖa
la me, elabena metsɔe de asi na
wò! 10 Ke ne èle yiyi vɔ̃m la,
ekema mia kple wò dɔla Pura
miyi asaɖa la me, 11 eye nase
nya, si gblɔ ge woala. Emegbe
dzi aɖo ƒowò, eye naho ɖe asaɖa
la ŋu. Tete eya kple eƒe dɔla
Pura wova asaɖa la me le aʋa-
wɔlawo ƒe dodo nu. 12 Eye Mı-
diantɔwo kple Amalekitɔwo kpa-
kple ɣedzeƒeviwo fu asaɖa anyi
ɖe bali la me kpaŋkpaŋ abe ʋe-
tsuviwo ene, eye woƒe kposɔ na-
neawo sɔ gbɔ abe futake ene.
13 Esi Gideon va la, kpɔ ɖa, bŋu-
tsua ɖe le drɔ̃e lĩm na nɔvia be-
na: Meku drɔ̃e kpɔ luboloa ɖe
mli togotogo va Midiantɔwo ƒe
asaɖa me, eye wòlɔ aʋafia ƒe
agbadɔ wòmũ dze anyi hetrɔ gbo,
eye agbadɔ la tsi nenema. 14 Tete
nɔvia ɖo ŋu nɛ bena: Menye nu
bubua ɖekee o, ke boŋ Israeltɔ
Gideon, Yoas vi la, ƒe yie. Mawu
tsɔ Midiantɔwo kple woƒe asaɖa
blibo ia de asi nɛ. 15 Esi Gideon
se drɔ̃e la kple egɔme la, edo
gbe ɖa; emegbe wògbugbɔ va
Israel ƒe asaɖa la me gblɔ bena:
Mitso, elabena Yehowa tsɔ eMi-
diantɔwo ƒe asaɖa la de asi na
mí! 16 Eye wòmã ame alafa etɔ̃a-
wo ɖe aʋalɔgo etɔ̃ me, eye wò-
tsɔ kpẽwo kple ze fuflu, siwo me
akakatiwo le la, de asi na wo
katã. 17 Eye wògblɔ na wo bena:
Mikpɔ asinyenu, eye miawo hã
miawɔ nenema! Ne meva asaɖa
la ƒe mlɔenu, eye mewɔ nane la,
ekema miawo hã miawɔe! 18 Ne
mía kple amesiwo katã le gbɔnye
míeku kpẽawo la, ekema mi ame-
siwo katã ƒo xlã asaɖa blibo la
godoo la, miaku kpẽawo ahagblɔ
bena: Yehowa kple Gideon tɔe!
19 Eye Gideon kple ame alafa
ɖeka, siwo le eŋu la, va asaɖa la
ƒe mlɔeanu le zãtiƒe, esime woɖe
ŋudzɔnɔlawo ɖo anyi tetee; eye
woku kpẽawo hegbã ze, siwo le
wo si. 20 Eye aʋalɔgo etɔ̃awo
ku kpẽawo hegbã zeawo; wolé
akakatiawo ɖe mia, eye wolé kpẽa-
wo ɖe ɖusi le kukum hele ɣli
dom bena: Yehowa kple Gideon
tɔe nye yi la! 21 Amesiame tɔ
ɖe eteƒe le asaɖa la ŋu godoo, tete
zi ƒo ɖe asaɖa blibo la me, eye
wole ɣli dom hele sisim. 22 Esi-
me ame alafa etɔ̃awo le kpẽawo
kum la, Yehowa na amesiame trɔ
yi nu ɖe nɔvia ŋu le asaɖa blibo
la me, eye aʋakɔ la si, vaseɖe

Bet-Sita ɖo ta Zereda va ke ɖe
Abel-Mexola ƒe liƒo ŋu hegbɔ
Tabat ŋu yi. 23 Eye woyɔ Israel-
ŋutsuwo tso Naftali kple Aser
kpakple Manase blibo la, eye wo-
nyã Midiantɔwo ɖe nu. 24 Eye
Gideon dɔ ame ɖo ɖe Efrayim-to
blibo la dzi gblɔ bena: Miyi ɖaxe
tɔwo kple Yordan nu na Midian-
tɔwo vaseɖe Bet-Bara! Tete woyɔ
Efrayim-ŋutsuwo katã, eye woxe
tɔawo kple Yordan nu vaseɖe
Bet-Bara. 25 Eye wolé Midian-
tɔwo ƒe amegã eveawo, Oreb kple
Zeeb; wowu Oreb ɖe Oreb-kpe
la gbɔ, eye wowu Zeeb ɖe Zeeb
ƒe weinfiãƒe. Emegbe woti Midian-
tɔwo yome, eye wotsɔ Oreb kple
Zeeb ƒe ta vɛ na Gideon le Yor-
dan ƒe go keme dzi.

Gideon ti futo la yome.

8. Tete [a]Efrayim-ŋutsuwo gblɔ a 12, 1.
nɛ bena: Nuka nye esi nèwɔ
ɖe mía ŋu, eye esi nèho aʋa ɖe
Midiantɔwo ŋu la, nègbe mía yɔ-
yɔ? Eye wohe dzre kplii vevie.
2 Ke eɖo ŋu na wo bena: Ɖe
miawo miewɔ wum oa? Ɖe Efra-
yim ƒe weinxaxa mlɔetɔ menyo
wu [b]Abieser ƒe weinxaxa blibo b 6, 11. 15.
la oa? 3 Mawu tsɔ Midian-amegã-
wo, Oreb kple Zeeb, de asi na
mi, eye nuka mewɔ tsɔ wu mi?
Esi wògblɔ nya sia la, woƒe dziku
la nu fa.
4 Esi Gideon va Yordan nu,
eye eya kple ame alafa etɔ̃, siwo
le eŋu, tsoe, eye ɖeɖi te wo ŋu
belibeli le wo yometiti me la,
5 egblɔ na Sukottɔwo bena: Midi
aboloa ɖewo na amesiwo le yo-
nyeme la, elabena ɖeɖi te wo ŋu
belibeli, evɔ mele Zebax kple
Zalmuna, Midian-fiawo, yome tim.
6 Sukot-amegãwo ɖo ŋu bena: Ɖe
wò asi tu Zebax kple Zalmuna,
hafi míatsɔ abolo na wò aʋakɔ
la? 7 Eye Gideon gblɔ bena:
Enyo! Ne Yehowa tsɔ Zebax kple
Zalmuna de asi nam la, ekema
matsɔ gbedadaƒoŋɔka kple ŋuwo
adze mia ŋutii. 8 Eye wòho tso
afima yi Penuel, eye wògblɔ na
woawo hã alea ke, ke Penueltɔwo
ɖo ŋu nɛ abe Sukottɔwo ke ene.
9 Tete wògblɔ na Penueltɔwo
bena: Ne metrɔ gbɔ le ŋutifafa
me la, magbã mɔ̃ sia afu anyi!

10 Ke Zebax kple Zalmuna kpa-
kple woƒe aʋakɔ la va Karkor,
eye amesiwo katã kpɔtɔ le ɣedze-
ƒeviwo ƒe aʋakɔ me la, anɔ ame
akpe wuiatɔ̃; ke amesiwo kpla
yi, eye wotsi aʋa la, le ame akpe
alafa ɖeka kple blave. 11 Eye
Gideon to asimɔ gã dzi le Nobax
kple Yogbeha ƒe ɣedzeƒe gome,
eye wosi aʋakɔ la, le esime woli
bɔkɔɔ. 12 Tete Zebax kple Zal-
muna wosi, eye woti wo yome
helé Midian-fia eveawo, Zebax
kple Zalmuna, eye wòde zi asa-
ɖa blibo la me.
13 Esi Gideon, Yoas vi, trɔ tso
aʋa la tso Xeres-to dzi mɔ nu la,
14 elé Sukot-ɖekakpuia ɖe, eye wò-
biae wòŋlɔ Sukot-amegãwo kple
ame tsitsiwo ŋkɔ nɛ, wole ame
blaadre vɔ adre. 15 Eye esi wòva
Sukottɔwo gbɔ la, egblɔ bena:
Zebax kple Zalmuna enye si, ame-
siwo mietsɔ ɖu fewu le ŋunye
gblɔ bena: Ɖe wò asi tu Zebax
kple Zalmuna, hafi míana abolo
wò ame, siwo ŋu ɖeɖi te belibeli
la mahã? 16 Emegbe wòlé dua me
tsitsiawo, eye wòna Sukottɔwo
ʋẽ gbedadaƒoŋɔka kple ŋuwo se.
17 Egbã Penuel mɔ̃ la ƒu anyi, eye
wòwu duametɔwo. 18 Eye wògblɔ
na Zebax kple Zalmuna bena:
Ŋutsu ka ƒomeviwoe miewu le
Tabor gbɔ? Woɖo ŋu bena: Wole
abe wò ene, eye wo dome ɖesia-
ɖe ɖi fiavi. 19 Tete wògblɔ bena:
Nɔvinyeŋutsuwoe, danyeviwo wo-
nye. Meta si Yehowa ƒe agbe!
Ɖe wònye ɖe miena wotsi agbe
la, anye ne nyemele mia wu ge
o. 20 Enumake wògblɔ na eƒe
ŋgɔgbevi Yeter bena: Tso, nawu
wo! Ke ele vɔvɔ̃m, eye medi eƒe
yi o, elabena ɖevi wònye. 21 Tete
Zebax kple Zalmuna gblɔ bena:
Wò ŋutɔ tso, nadza mí, elabena
ŋutsu kple eƒe ŋusẽe sɔ! Tete
Gideon tsi tre, eye wòwu Zebax
kple Zalmuna; eye wòɖe kɔgɛ,
siwo le kɔ na woƒe kposɔwo.

Gideon ɖo trɔ̃subɔsubɔ anyi.

22 Tete Israeltɔwo gblɔ na Gi-
deon bena: Wò ŋutɔ kple viwò-
ŋutsu kpakple viwòŋutsu ƒe vi
miɖu fia ɖe mía dzi, elabena wòe
ɖe mí tso Midiantɔwo si me!
23 Gideon ɖo ŋu na wo bena:
Nye ŋutɔ alo vinyeŋutsu míaɖu

fia ḍe mia dzi o, ke boŋ Yehowa neḍu fia ḍe mia dzi! 24 Gideon gblɔ na wo bena: Nu ḍeka biam mele tso mia si, mia dome amesiame netsɔ togɛ, siwo wòha la nam. Ismaeltɔwo wonye, eyata wodo sikatogɛ. 25 Woḍo ŋu bena: Míana wò baa! Tete wokeke avɔ ḍe anyi, eye amesiame fɔ togɛ, si wòha la, va da ḍe eme. 26 Eye sikatogɛ, siwo wòbia la, ƒe kpekpeme le sekel akpe ḍeka kple alafa adre, womebu kɔgɛ kple tomedzonu kpakple aḍabɛwu, siwo Midian-fiawo do, kple kɔsɔkɔsɔ, siwo le kɔ na woƒe kposɔwo la, ḍe me o. 27 Eye Gideon tsɔ wo wɔ [d]kɔmewu hetsɔ da ḍe eƒe du Ofra me, eye Israel blibo la subɔe, eye wòtrɔ zu mɔ̃ na Gideon ƒe aƒe la.

Gideon viwo kpakple eƒe ku.

28 Ale wobɔbɔ Midiantɔwo ḍe anyi le Israel-viwo ŋku me, eye womegafɔ ta dzi kpɔ o. Eye anyigba la dzi fa le Gideon ŋɔli [e]ƒe blane sɔŋ. 29 Eye Yerub-Baal, Yoas vi, yi ḍanɔ eƒe me. 30 Ŋutsuvi blaadre le Gideon si, siwo nye eya ŋutɔ ƒe ali me viwo, elabena eḍe srɔ̃ geḍe. 31 Eye eƒe ahiã, si le Sixem la, dzi ŋutsuvi nɛ, eye wòtsɔ ŋkɔ nɛ bena Abimelex. 32 Gideon, Yoas vi la, tsi ŋutɔ hafi ku, eye woḍii ḍe fofoa Yoas ƒe yɔdo me le [f]Abiesritɔwo ƒe Ofra. 33 Esi Gideon nya ku ko la, Israel-viwo trɔ hesubɔ Baalwo, eye wotsɔ Baal-Berit wɔ woƒe mawui.[g] 34 Eye Israel-viwo ƒe ŋku dzo le Yehowa, woƒe Mawu la dzi, amesi ḍe wo tso woƒe futɔwo katã, siwo ƒo xlã wo godoo la si me. 35 Eye [h]womeve Yerub-Baal, amesi nye Gideon la ƒe fomeawo nu o, evɔ wònye ewɔ nyui geḍe na Israel hafi.

Abimelex wu nɔviawo, eye woḍo fiae.

**9.** Eye Abimelex, [k]Yerub-Baal vi, yi dadaa nɔviwo gbɔ le Sixem, eye wòƒo nu kpli wo kpakple dadaa fofo ƒomeawo katã bena: 2 Miƒo nu ḍe Sixemtɔwo ƒe to me bena: Kae nyo na mi wu: Yerub-Baal vi blaadreawo katã naḍu fia ḍe mia dzi loo, alo ame ḍeka naḍu fia ḍe mia dzia? Minyae bena, nyee nye mia ƒu kple mia ŋutilã! 3 Tete dadaa nɔviwo gblɔ nya siawo katã ḍe Sixemtɔwo katã ƒe to me, eye woƒe dzi trɔ ḍe Abimelex ŋu, elabena wobui wo nɔvii. 4 Woḍe klosalo blaadre nɛ tso [a]Baal-Berit ƒe gbedoxɔ me, eye Abimelex tsɔe da yakamewo kple ame vlowo wodze eyome. 5 Eye wòva fofoa ƒe me le Ofra, eye wòwu nɔviawo, siwo nye Yerub-Baal vi blaadreawo, ḍe kpe ḍeka dzi; ke Yotam, si nye Yerub-Baal ƒe ḍɔmlɔea, tsi agbe, elabena eɣla eḍokui. 6 Eye Sixemtɔwo katã kple Milo-nɔlawo katã va kpe ta, eye woḍo fia Abimelex le [b]logoti, si nye ŋkuḍodziti le Sixem la gbɔ.

Yotam ƒe glinya la.

7 Esi wogblɔ nya sia na Yotam la, eyi ḍatsi tre ḍe Gerizim-to la dzi, eye wòḍo ɣli sesie gblɔ na wo bena: Mi Sixemtɔwo, miḍo tom, ne Mawu naḍo to mi! 8 Gbe ḍeka atiwo be, yewoaḍo fia ḍe yewo ḍokui nu, eye wogblɔ na amiti bena: Ḍu fia ḍe mía dzi! 9 Tete amiti gblɔ na wo bena: Magblẽ nye ami, si mawuwo kple amegbetɔwo kafuna nam la ḍi, ne mayi aḍanɔ agba sam ḍe atiwo dzia? 10 Atiawo gblɔ na gboti bena: Wòa va ḍu fia ḍe mía dzi! 11 Tete gboti gblɔ na wo bena: Magblẽ nye tsi vivi kple nye kutsetse xɔasiwo ḍi, ne mayi aḍanɔ agba sam ḍe atiwo dzia? 12 Atiawo gblɔ na weinka bena: Wòa va naḍu fia ḍe mía dzi! 13 Tete weinka ḍo ŋu na wo bena: Magblẽ nye tsetse me tsi, si doa dzidzɔ na mawuwo kple amegbetɔwo la ḍi, ne mayi aḍanɔ agba sam ḍe atiwo dzia? 14 Eye atiawo katã gblɔ na [i]ŋuve bena: Wòa va ḍu fia ḍe mía dzi! 15 Tete ŋuve gblɔ na atiawo bena: Nenye nyateƒe tɔ gblɔm miele be, miasi ami nam manye fia ḍe mia dzi la, ekema miva bè ḍe nye vɔvɔli te! Ne menye nenem o la, ekema dzo ado tso ŋuve la me, eye wòafiã Libanon ƒe sedertiwo! 16 Azɔ nuteƒe kple nu dzɔdzɔe wònye miewɔ be, mieḍo fia Abimelex mahã? Eye nu nyui wònye miewɔ na Yerub-Baal kple eƒe aƒe ḍe nusiwo wòwɔ na mi nua? 17 Fofonye wɔ aʋa na mi, eye wòtsɔ eƒe agbe ke ku heḍe mi tso Mi-

a 8, 33.
b Yos. 24, 26.
d 17, 5; Mo. II. 28, 6–14.
e 3, 11; 5, 31.
f 6, 11.
g 2, 11; 9, 4.
h 9, 5. 16. 24.
i Fia. II. 14, 9.
k 8, 31.

diantɔwo si me vɔ tso, 18 hafi
miawo miedze aglã ɖe fofonye ƒe
aƒe ŋu egbea, eye miewu via bla-
adreawo ɖe kpe ɖeka dzi hetsɔ
eƒe ahiã ƒe vi Abimelex ɖo fia ɖe
Sixemtɔwo nu, le esi wònye mia
nɔvi ta. 19 Nenye nuteƒe kple nu
dzɔdzɔe wònye miewɔ na Yerub-
Baal ƒe aƒe egbe la, ekema mikpɔ
dzidzɔ le Abimelex ŋu, eye eya
hã nakpɔ dzidzɔ le mia ŋu! 20 Ne
menye nenem o la,[a] ekema dzo
nedo tso Abimelex me, ne wòa-
fiã Sixemtɔwo kple Milo-nɔlawo,
eye dzo nedo tso Sixemtɔwo kple
Milo-nɔlawo me, ne wòafiã Abi-
melex! 21 Tete Yotam si le nɔ-
via Abimelex nu yi Beer, eye
wònɔ afima.

Abimelex ƒe nuwuwu.

22 Esi Abimelex ɖu Israel dzi
ƒe etɔ̃ la, 23 Mawu de gbɔgbɔ
vɔ̃ɖia ɖe Abimelex kple Sixem-
tɔwo me, ale bena Sixemtɔwo trɔ
le Abimelex yome, 24 bena ne nu
vlo, si wowɔ ɖe Yerub-Baal vi
blaadreawo ŋu, kple woƒe ʋu nava
wo nɔvi Abimelex, si wu wo, kple
Sixemtɔwo, amesiwo de dzi ƒo nɛ
wòwu nɔviawo la dzi.[b] 25 Eye
Sixemtɔwo ɖe amewo wode xa ɖe
towo dzi ɖe eŋuti, eye woda adzo
amesiwo to mɔ dzi yi. Tete wova
gblɔe na Abimelex.

26 Ekema me Gaal, Ebed vi,
kple nɔviawo va Sixem. Eye esi
Sixemtɔwo ɖo ŋu ɖe eŋu la, 27
woyi agble ɖaxa woƒe weintsetse-
wo hewɔ wein, eye woɖu akpe-
dadaŋkekenyuie; woyi ɖe woƒe
mawu ƒe me ɖu nu no nu, eye
wodo ɖiŋu na Abimelex. 28 Eye
Gaal, Ebed vi, gblɔ bena: Ameka
nye Abimelex, eye ameka nye
Sixemtɔ ma ƒe vi, ne míasubɔe?
Ɖe menye eyae nye Yerub-Baal
ƒe vi, eye wòtsɔ Zebul ɖo dumegã
oa? Misubɔ Sixem fofo [d]Hemor
ƒe viwo boŋ! Nuka ta gɔ̃ míasubɔ
eya ɖo? 29 Ɖe wònye dukɔ sia
asinye mee wòle la, ne manyã
Abimelex, eye magblɔ na Abime-
lex bena: Dzi wò aʋakɔ ɖe dzi,
eye naho aʋa!

30 Esi dumegã Zebul se Gaal,
Ebed vi ƒe nyawo la, eve dɔme nɛ,
31 eye wòɖɔ amewo dzaa ɖo ɖe
Abimelex gblɔ bena: Kpɔ ɖa, Gaal,
Ebed vi, kple nɔviawo va Sixem,

a kp. 57.
b kp. 5.
d Mo. 1. 34, 2.
e kp. 4; 8, 33.

eye wode ʋunyaʋunya du la me
ɖe ŋuwò! 32 Eyata mia kple wò
amewo mifɔ zã, ne miava de xa
ɖe gbe me! 33 Ne ŋu ke, eye ɣe
dze la, nava dze du la dzi; eke-
ma eya kple eƒe amewo aho ɖe
ŋuwò, eye nawɔe, abe alesi nakpɔ
mɔnu le eŋu ene. 34 Tete Abi-
melex kple aʋakɔ blibo, si le eŋu
la, fɔ zã heva de xa ɖe Sixem ŋu
le aʋadzedze ene me. 35 Esi
Gaal, Ebed vi, do yi ɖatsi tre ɖe
dua ƒe agbo nu la, tete Abimelex
kple aʋakɔ, si le eŋu la, do tso
xa me. 36 Eye esi Gaal kpɔ aʋa-
kɔa la, egblɔ na Zebul bena: Kpɔ
ɖa, aʋakɔa ɖe nye kem le ɖiɖim
tso to la dzi! Ke Zebul ɖo ŋu
nɛ bena: Towo ƒe vɔvɔli kpɔm
nèle be, amewoe. 37 Ke Gaal ga-
gblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, amewo le
ɖiɖim tso anyigba ƒe kɔkɔƒe, eye
aʋalɔgo ɖeka to dzotɔwo ƒe lo-
goti gbɔ mɔ! 38 Tete Zebul gblɔ
nɛ bena: Menye wòe le nu me ɖim
le gbɔgblɔm bena: ameka nye
Abimelex, ne míasubɔe oa? Esia
nye aʋakɔ, si ŋu nèle alɔme ɖem
le. Azɔ ho, nayi aɖawɔ aʋa kplii!
39 Tete Gaal ho dze Sixemtɔwo
ŋgɔ, eye wòwɔ aʋa kple Abime-
lex. 40 Ke Abimelex nyãe, eye
wòsi le enu vaseɖe agbo nu, eye
ame geɖewo tsi aʋa. 41 Abime-
lex tsi Aruma, ke Zebul nyã Gaal
kple nɔviawo, ale be womekpɔ
mɔ anɔ Sixem o. 42 Esi ŋu ke,
eye amewo yi agble la, wova gblɔe
na Abimelex. 43 Tete wòmã aʋa-
kɔ la ɖe aʋalɔgo etɔ̃ me, eye wòyi
ɖade xa ɖe gbe me. Eye esi wò-
kpɔ be, amewo do tso dua me
gbɔna la, edo ɖe wo ŋu, eye wòwu
wo. 44 Abimelex kple aʋalɔgo,
si le eŋu la, va xe du la ƒe agbo
nu, ke aʋalɔgo eve yi ɖadze ame-
siwo katã le agble la dzi, eye
wowu wo. 45 Emegbe Abimelex
wɔ aʋa kple du la ŋkeke blibo
la katã, eye wòxɔ du la hewu eme
nɔlawo, eye wògbã du la hewu
dze ɖe edzi. 46 Esi Sixem-mɔ̃me-
tɔwo see la, woyi ɖe mɔ̃, si le
mawu [e]Berit ƒe me la me. 47 Eye
wova gblɔe na Abimelex bena,
Sixem-mɔ̃metɔwo katã ƒo ƒu. 48
Tete Abimelex kple aʋakɔ, siwo
katã le eŋu la, yi Zalmon-to la dzi,
eye Abimelex tsɔ fia lã atilɔ hetsɔ

de abɔta, eye wògblɔ na efe ame-
wo bena: Netsɔ, miawɔ abe alesi
mewɔ miekpɔ ene! 49 Tete aʋa-
kɔ blibo la lã atilɔwo hedze Abi-
melex yome, eye wotsɔ wo va
kɔ de mɔ̃ la ŋu hetɔ dzo mɔ̃ la.
Ale Sixem-mɔ̃metɔwo katã hã ku,
woanɔ ŋutsu akpe deka hekpe de
nyɔnuwo ŋu.
50 Emegbe Abimelex ho de Te-
bez ŋu, eye wòde to de Tebez
hexɔe. 51 Mɔ̃ seséa de le dua
titina, eye duametɔwo katã, ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo, si yi de afi-
ma hedo ʋɔ de wo dokui nu, eye
wode mɔ̃ la tame. 52 Eye Abi-
melex te de mɔ̃ la ŋu hewɔ aʋa
kplii, eye wòva kekeke mɔ̃ la fe
agbo nu, be yeatɔ dzoe. 53 Tete
nyɔnua de tsɔ tevi xlã de ta na
Abimelex, eye wògbã ta le enu.
54 Enumake wòyɔ efe adekplɔvi
gblɔ nɛ bena: [a]Di wò yi, ne na-
trɔm do, ne womagagblɔ de ŋu-
nye be, nyɔnue wui o! Tete efe
adekplɔvi da nui wòku. 55 Esi
Israeltɔwo kpɔ bena, Abimelex
ku la, amesiame gbugbɔ yi afe.
56 Ale Mawu do Abimelex fe nu
vlo, si wòwɔ de fofoa ŋu hewu
nɔvia blaadreawo la, tefe nɛ.[d] 57
Eye Mawu he nu vlo, siwo katã
Sixemtɔwo wɔ la, va wo dzi. Ale
Yotam, Yerub-Baal vi, fe [e]fifode
la di wo ŋu.

Ʋonudrɔ̃lawo: Tola kple Yair ŋu nya.

10. Le Abimelex megbe la Isa-
xartɔ Tola, si nye Pua, Dodo
vi fe vi do, be yeaxɔ na Israel,
eye wònɔ Samir le Efrayim-to la
dzi. 2 Eye esi wòdrɔ̃ ʋɔnu na
Israel fe blave vɔ etɔ̃ sɔŋ megbe
la, eku, eye wodii de Samir.
3 Eya megbe Gilead-tɔ [h]Yair
do, eye wòdrɔ̃ ʋɔnu na Israel fe
blave vɔ eve sɔŋ. 4 Ŋutsuvi
blaetɔ̃ nɔ esi, siwo do [k]tedzivi
blaetɔ̃, eye du blaetɔ̃ nɔ wo si,
esiwo woyɔna be Yair-kɔfewo va-
sede egbe, wole Gilead-nyigba
dzi. 5 Eye Yair ku wodii de Ka-
mon.

Filistitɔwo kple Amon-viwo de fu na Israel-viwo.

6 Eye Israel-viwo yi dzi wɔ nu-
si medze Yehowa ŋu o, eye wo-
subɔ Baalwo kple Astarot, Aram-
tɔwo fe mawuwo, Zidontɔwo fe
mawuwo, Moabtɔwo fe mawuwo,
Amon-viwo fe mawuwo kple Fi-
listitɔwo fe mawuwo, ke wogblẽ
Yehowa di, eye womesubɔe o.
7 Eyata Yehowa do dɔmedzoe de
Israel ŋu, eye wòtsɔ wo dzra na
Filistitɔwo kple Amon-viwo. 8 Eye
wote Israel-vi, siwo katã nɔ Yor-
dan fe go keme dzi le Amoritɔ,
siwo nɔ Gilead fe anyigba dzi la,
de anyi, eye wosẽ ŋuta le wo ŋu tso
fe ma dzi fe wuienyi sɔŋ. 9 Eye
Amon-viwo tso Yordan, be woa-
wɔ aʋa kple Yuda kple Benya-
min kpakple Efrayim-viwo, eye
Israel do xaxa me. 10 Eyata Is-
rael-viwo do ɣli yɔ Yehowa bena:
Míewɔ nuvɔ̃ de ŋuwò, elabena
míegblẽ míafe Mawu di hesubɔ
Baalwo. 11 Tete Yehowa gblɔ
na Israel-viwo bena: Esi Egipte-
tɔwo, Amoritɔwo, Amon-viwo kple
Filistitɔwo, 12 Zidontɔwo, Ama-
lekitɔwo kple Maontɔwo de fu na
mi, eye miedo ɣli yom la, nye-
mexɔ na mi oa? 13 Ke miawo
miegblẽm di hesubɔ mawu bubu-
wo, eyata nyemegale mia de ge
azɔ akpɔ o. 14 Miyi dado ɣli yɔ
mawu, siwo mietia, ne woaxɔ na
mi le miafe xaxaɣiwo me![b] 15
Ke Israel-viwo gblɔ na Yehowa
bena: Míewɔ nuvɔ̃, eyata wɔ mí,
alesi dze ŋuwò; ke de mí fifia
ko! 16 Tete [f]wode mawu bubua-
wo da le wo dokui dome hesubɔ
Yehowa; eyata Israel fe fukpekpe
la [g]mena wòde dzi di o.
17 Eye Amon-viwo kpe ta heva
fu asada anyi de Gilead, eye Is-
rael-viwo hã kpe ta va fu asada
anyi de Mizpa. 18 Tete Gilead-
tɔwo fe amegãwo gblɔ na wo be-
na: Amesi ayi adakpe aʋa kple
Amon-viwo gbã la, eya anye
[i]tatɔ de Gileadtɔwo nu!

Yefta fe ʋonudrɔ̃dɔ.

11. Yefta, Gileadtɔ la, enye ŋutsu
kalẽtɔa de, ke gbolovie wò-
nye, eye Gilead ye dzi Yefta.
2 Eye Gilead srɔ̃ dzi viwo nɛ, eye
esi srɔ̃ fe viwo tsi la, wonyã Yefta
gblɔ nɛ bena: Wòa [l]mànyi dome
le mía fofo fe me o, elabena nyɔnu
bubu vi nènye! 3 Tete Yefta si
le nɔviawo nu yi dano Tob-nyi-
gba dzi, eye [n]yakamewo va kpe
ta de Yefta ŋu, eye wodea aʋa
kplii. 4 Esi etefe didi ʋee la,

[a] Sam. 1. 31, 4.
[b] Mo. V. 32, 37. 39; Yer. 2, 28.
[d] kp. 5.
[e] kp. 20.
[f] Mo. 1. 35, 2-4.
[g] 2, 18.
[h] Mo. IV. 32, 41.
[i] 11, 6–11.
[k] 12, 14.
[l] Mo. 1. 21, 10.
[n] 9, 4; Sam. 1. 22, 2.

Amon-viwo va wɔ aʋa kple Is-
rael. 5 Eye esi Amon-viwo ho
aʋa ɖe Israel ŋu la, Gilead-ame
tsitsiwo yi, be woakplɔ Yefta tso
Tob-nyigba dzi vɛ. 6 Wogblɔ na
Yefta bena: Va nanye míaƒe aʋa-
fia, ne míawɔ aʋa kple Amon-
viwo! 7 Tete Yefta ɖo ŋu na Gi-
lead-ame tsitsiwo bena: Menye
miawoe lé fum, eye mienyãm tso
fofonye ƒe me oa? Azɔ esi mieɖo
xaxa me la, mieva gbɔnye! 8 Gi-
lead-ame tsitsiwo gblɔ na Yefta
bena: Esia ta pɛ míeva gbɔwò ɖo,
be nayi kpli mí, ne míawɔ aʋa
kple Amon-viwo, eye natrɔ zu
[d]tatɔ ɖe Gileadtɔwo katã nu! 9
Eye Yefta gblɔ na Gilead-ame tsi-
tsiwo bena: Ne miekplɔm meyi
ɖawɔ aʋa kple Amon-viwo, eye
Yehowa tsɔ wo de asi nam la,
ekema manye miaƒe tatɔ. 10 Gi-
lead-ame tsitsiwo gblɔ na Yefta
bena: Yehowa enye ɖasefo le mía
dome! Míawɔ, abe alesi nègblɔ
ene kokoko. 11 Tete Yefta yi
kple Gilead-ame tsitsiawo, eye
Yefta gblɔ nya siawo katã le
[f]Yehowa ŋku me le Mizpa.

12 Eye Yefta dɔ amewo ɖo ɖe
Amon-viwo ƒe fia gbɔ gblɔ bena:
Nya ka le mía dome, hafi nèho ɖe
ŋunye, be nawɔ aʋa kple nye
anyigba? 13 Amon-viwo ƒe fia
gblɔ na Yefta ƒe dɔlawo bena:
Elabena Israel xɔ nye anyigba,
esime wòtso Egipte va, tso Arnon
nu vaseɖe Yabok kple Yordan nu;
eyata gagbugbɔe nam kpoo! 14
Tete Yefta gadɔ amewo ɖo ɖe
Amon-viwo ƒe fia gbɔ, 15 eye
wògblɔ nɛ bena: Yefta ƒe gbe
enye si: Israel mexɔ anyigbaa
ɖeke le Moabtɔwo kple Amon-
viwo si o.[h] 16 Elabena esi Israel
tso Egipte, eye wòto gbedzi va
Avaƒu la nu heva ɖo Kades la,
17 edɔ ame ɖo ɖe Edom-fia be,
woagblɔ nɛ bena: Na mato wò
anyigba dzi ayi! Ke Edom-fia
melɔ̃ edzi nɛ o. Edɔ ame ɖo ɖe
Moab-fia gbɔ, ke eya hã gbe;
eyata Israel tsi Kades.[k] 18 Eye
wòto gbedzi hetrɔ Edom-nyigba
kple Moab-nyigba ta, eye wòva
ɖo Moab-nyigba ƒe ɣedzeƒe gome
heƒu asaɖa anyi ɖe Arnon ƒe go
keme dzi, ke womeva Moab-nyi-
gba dzi o, elabena Arnon ye do

lifo na Moab.[a] 19 Tete Israel dɔ
amewo ɖo ɖe Amoritɔwo ƒe fia
Sixon, si nɔ Xesbon la gbɔ be, woa-
gblɔ nɛ bena: Na mato wò anyi-
gba dzi ayi, vaseɖe esime made
denyeƒe![b] 20 Ke Sixon meɖo ŋu
ɖe Israel ŋu, ne wòana wòato eƒe
anyigba dzi ayi o, eye Sixon ƒo
eƒe dukɔ blibo la nu ƒu heva ƒu
asaɖa anyi ɖe Yaza, eye wòwɔ
aʋa kple Israel. 21 Tete Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, tsɔ Sixon kple
eƒe dukɔ blibo la de asi na Is-
rael, eye wosi wo. Ale Israel xɔ
Amoritɔ, siwo nye anyigba dzi
tɔwo la, ƒe anyigba blibo la wòzu
wo tɔ. 22 Eye woxɔ Amoritɔwo ƒe
anyigba blibo la tso Arnon nu
vaseɖe Yabok nu, tso gbedzi va-
seɖe Yordan nu. 23 Yehowa, Is-
rael ƒe Mawu la, nyã Amoritɔwo
ɖa le eƒe dukɔ Israel ŋgɔ tso, hafi
wòa nèbe, yeaxɔe wòanye tɔwòa?
24 Ne wò mawu[e] Kemos xɔ nane
na wò la, eya nye tɔwò, ke ame-
siwo katã Yehowa, mía Mawu, nyã
le mía ŋgɔ la ƒe anyigba enye
mía tɔ. 25 Wòe nye ame wu Moab-
fia[g] Balak, Zipor vi la? Ɖe wòwɔ
dzre kple Israel alo wɔ aʋa kplii
kpɔa? 26 Esi Israel nɔ Xesbon
kple eƒe duwo, Aroer kple eƒe
duwo, kpakple du, siwo katã le
Arnon nu me, ƒe alafa etɔ̃ sɔŋ
enye si la, nukaŋuti mienyã wo
le ɣeyiɣi siawo me kpɔ o? 27
Nyemeda voa ɖeke ɖe ŋuwò, hafi
wòa nèwɔ nu vɔ̃ɖi sia ɖe ŋunye
hebe, yeawɔ aʋa kplim o. Yehowa,
nye ʋɔnudrɔ̃la, nadrɔ̃e na Israel-
viwo kple Amon-viwo egbea! 28
Ke Amon-viwo ƒe fia meɖo to Yefta
ƒe nya, siwo wògblɔ ɖo ɖee la o.

Yefta ɖu Amon-viwo dzi, eye wòɖe adzɔgbe.

29 Tete Yehowa ƒe [i]gbɔgbɔ dze
Yefta dzi, eye wòto Gilead kple
Manase heva Mizpe-Gilead; eye
wòho tso Mizpe-Gilead ɖe Amon-
viwo ŋu. 30 Eye Yefta ɖe adzɔ-
gbe na Yehowa gblɔ bena: Ne
ètsɔ Amon-viwo de asi nam vavã,
31 eye megbɔ tso Amon-viwo gbɔ
le ŋutifafa me la, ekema nusia-
nu, si ke ado tso aƒenye me ava
kpem la, anye Yehowa tɔ, eye ma-
tsɔe asa numevɔe. 32 Tete Yefta
ho aʋa ɖe Amon-viwo ŋu, eye
Yehowa tsɔ wo de asi nɛ. 33 Eye
wòsi wo tso Aroer vaseɖe Minit

a Mo. IV. 21, 13.
b Mo. IV. 21, 21 v. 31; Mo. V. 2, 26—37.
d 10, 18.
e Mo. IV. 21, 29.
f 20, 1.
g Mo. IV. 22, 2.
h Mo. V. 2. 9. 19.
i 6, 34.
k Mo. IV. 20, 14 v. 21.

heva ke ɖe Abel-Keramim, wole
du blave, eye wóɖu wo dzi ve-
vie ŋutɔ. Ale wobɔbɔ Amon-viwo
ɖe anyi le Israel-viwo ŋku me.
34 Eye esi Yefta gbɔ va aƒe le
Mizpa la, kpɔ ɖa, vianyɔnu tsɔ axa-
tsɛ le ɣe ɖum va kpee; ŋutsuvi
alo nyɔnuvia ɖeke megale esi o,
eyae nye eƒe tesi. 35 Esi wòkpɔe
la, edze eƒe awuwo gblɔ bena:
Oo, vinye, ėdo nublanuitɔm, eye
nėhe dzɔgbevɔ̃e va dzinyea? Meke
[a]nu na Yehowa, eye nyemagate a Mo. IV. 30, 3.
ŋu atrɔe o! 36 Tete wòɖo ŋu nɛ
bena: Fofonye, ne ėke nu na Ye-
howa la, ekema wɔm, abe alesi
do tso wò nu me ene, elabena
Yehowa bia hlɔ̃ wò futɔ, siwo nye
Amon-viwo, na wò! 37 Eye wò-
gblɔ na fofoa bena: Wɔ esia ko
nam: Ɖe mɔ nam dzinu eve, ne
mía kple xɔ̃nyewo míayi towo dzi
aɖafa nye ɖetugbinyenye! 38 Eɖo
ŋu bena: Heyi! Ale wóɖe mɔ nɛ
dzinu eve, eye eya kple xɔlɔ̃wo
yi ɖafa eƒe ɖetugbinyenye le
towo dzi. 39 Esi dzinu evea nu
yi la, egbugbɔ va fofoa gbɔ, eye
wówɔ nyɔnuvi la, abe alesi wóɖe
adzɔgbee ene. Ke ŋutsua ɖeke
mede asi eŋu kpɔ o. Eye wótrɔ
zu kɔnu le Israel ƒe sia ƒe 40 be,
Israel-nyɔnuviwo yina ɖafaa Gi-
leadtɔ Yefta ƒe vinyɔnu ŋkeke
ene le ƒe ɖeka me.

Wosi Efrayimtɔwo.

12. Tete [b]Efrayimtɔwo ƒo ƒu ho b 8, 1.
va anyiehe, eye wogblɔ na
Yefta bena: Nukaŋuti nėho aʋa
ɖe Amon-viwo ŋu, eye mėyɔ mí,
be míayi kpli wò oa? Míatɔ dzo
wò xɔ ɖe dziwò! 2 Yefta ɖo ŋu
na wo bena: Mía kple nye dukɔ
míekpe aʋa vɔ̃ kple Amon-viwo,
eye meyɔ mi, gake mieva xɔm
le wo si o. 3 Esi mekpɔ be, miele
xɔxɔm nam o la, metsɔ nye [d]agbe d 5, 18; 9, 17.
ke ku, eye meho aʋa ɖe Amon-
viwo ŋu, eye Yehowa tsɔ wo de
asi nam. Nukaŋuti mieho ɖe ŋu-
nye fifia, be miawɔ aʋa kplim?
4 Tete Yefta ƒo Gileadtɔwo katã
nu ƒu yi ɖawɔ aʋa kple Efrayim,
eye Gileadtɔwo si Efrayim; elabe-
na wogblɔ bena: Gileadtɔwo nye
Efrayim ƒe ame dzegowo: Gilead
le Efrayim kple Manase dome. 5
Eye Gileadtɔwo xe Yordan-tsoƒe-
wo na Efrayim. Eye ne Efrayimtɔ
sisia ɖe va gblɔ be: mina matso tɔa
la, Gileadtɔwo bianɛ bena: Efra-
yimtɔ nėnyea? Eɖoa ŋu be: Kpao!
6 Wogblɔna nɛ be: Gblɔ be Sibo-
let! Tete wógblɔna be Zibolet;
elabena meɖɔ ŋu ɖo be, wóa-
gblɔe nyuie o. Enumake wolénɛ,
eye wowunɛ ɖe Yordan-tsoƒe la.
Ale Efrayimtɔ ame akpe blane
vɔ eve ku ɣemaɣi. 7 Eye Yefta
drɔ̃ ʋɔnu na Israel ƒe ade, eme-
gbe Yefta, Gileadtɔ la ku, eye
wodii ɖe Gilead-duwo dometɔ
ɖeka me.

Ʋɔnudrɔ̃lawo Ibzan, Elon kple Abdon ŋu nya.

8 Eyome Ibzan, amesi tso Bet-
lexem la, drɔ̃ ʋɔnu na Israel. 9
Edzi ŋutsuvi blaetɔ̃, eye wóɖe
srɔ̃ na vianyɔnu blaetɔ̃awo ɖe
duta, eɖe nyɔnuvi blaetɔ̃ tso duta
na viaŋutsuwo, eye wódrɔ̃ ʋɔnu
na Israel ƒe adre. 10 Emegbe
Ibzan ku, eye wodii ɖe Betlexem.
11 Elon, Zebulontɔ la, drɔ̃ ʋɔnu
na Israel ɖe eyome ƒe ewo. 12
Eye Elon, Zebulontɔ la ku, woɖi
ɖe Ayalon le Zebulon-nyigba dzi.
13 Eyome Piratonitɔ Abdon,
Hilel vi, drɔ̃ ʋɔnu na Israel. 14
Edzi ŋutsuvi blane, eye wóxɔ
tɔgbuiyɔvi blaetɔ̃, amesiwo doa
tedzivi blaadre, eye wódrɔ̃ ʋɔnu
na Israel ƒe enyi. 15 Eye Pira-
tonitɔ Abdon ku woɖi ɖe Piraton
le Efrayim-nyigba dzi le Ama-
lekitɔwo ƒe to dzi.

Mawudɔla ɖe ɖo Simson ƒe dzidzi ŋugbe.

13. Ke esi Israel-viwo gawɔ nu-
si medze Yehowa ŋu o la,
Yehowa tsɔ wo de asi na Filisti-
tɔwo ƒe blane sɔŋ. 2 Ɣemaɣi
ŋutsua ɖe tso Zora le Dan-ƒome
la me, amesi ŋkɔe nye Manòax,
eye srɔ̃ tsi ko, medzi vi o. 3 Tete
Yehowa ƒe dɔla ɖe eɖokui fia
nyɔnu la gblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa,
ėtsi ko, eye mėdzi vi o; gake ėle
fu fɔ ge ádzi ŋutsuvi. 4 Eyata
kpɔ nyuie, ne mágano [e]wein alo e Mo. IV. 6, 3.
aha muamea ɖeke o, eye megaɖu
[f]nu makɔmakɔa ɖeke o! 5 Ela- f Mo. III. 11.
bena kpɔ ɖa, ėle fu fɔ ge ádzi
ŋutsuvi, eye [g]talũhɛ made ta ŋu g Mo. IV. 6, 2-5; Sam. I. 1, 11.
nɛ akpɔ o, elabena Mawu ƒe klu
wòanye tso dada ƒe dɔme, eye
eya ade asi Israel ɖeɖe me tso
Filistitɔwo si me. 6 Tete nyɔnu

la yi ḍagblɔ na srɔ̃a bena: Mawu ƒe amea ḍe va gbɔnye, ele abe mawudɔla ene, eye ŋɔdzi le eŋu ŋutɔ, ke nyemebia afisi wòtso o, eye meyɔ eƒe ŋkɔ hã nam o. 7 Eye wògblɔ nam bena: Kpɔ ḍa, èle fu fɔ ge ádzi ŋutsuvi, eyata megano wein alo aha muamea ḍeke o, eye megaḍu nu makɔmakɔa ḍeke o; elabena ŋutsuvi la anye Mawu ƒe klu tso dada ƒe dɔme vaseḍe eƒe kugbe.

8 Tete Manoax ḍe kuku na Yehowa gblɔ bena: Oo Aƒetɔ, na Mawu ƒe ame, si nèdɔ ḍa la, nagava mía gbɔ zi ḍeka, ne wòafia nusi míawɔ na ḍevi, si woadzi la mí! 9 Eye Mawu se Manoax ƒe gbe, eye mawudɔla la gava nyɔnu la gbɔ, esime wòle agble me, eye srɔ̃a Manoax mele egbɔ o. 10 Tete nyɔnu la ƒu du kaba yi ḍagblɔe na srɔ̃a bena: Kpɔ ḍa, ŋutsu, si va gbɔnye tsã la, gava! 11 Enumake Manoax tsi tre dze nyɔnu la yome heva ŋutsua gbɔ, eye wògblɔ nɛ bena: Wòe nye amesi ƒo nu kple nyɔnu la tsãa? Eḍo ŋu bena: Nyee! 12 Manoax gblɔ bena: Ne wò nya la va me la, ekema kɔ ka woanyi na ḍevi la, eye nuka woawɔ nɛ? 13 Tete Yehowa ƒe dɔla la gblɔ na Manoax bena: Nusi megblɔ na nyɔnua la, eya nye vevitɔ, si wòalé be na. 14 Maḍu nusi tso weinka ŋu o, mano wein alo aha muamea ḍeke o, eye maḍu nu makɔmakɔa ḍeke o; ke boŋ wòawɔ nusiwo katã ŋu mede se nɛ le la dzi.[e] 15 Tete Manoax gblɔ na Yehowa ƒe dɔla la bena: [f]Na míasika wò ḍi, ne míaḍa gbɔ̃via ḍe aḍo akɔwò me. 16 Yehowa ƒe dɔla la ḍo ŋu na Manoax bena: Ne èsikam ḍi hã la, nyemele wò abolo ḍu ge o; ke nenye numevɔ nèbe, yeasa la, ekema sae na Yehowa! Ke Manoax medze sii bena, Yehowa ƒe dɔla wònye o. 17 Eye Manoax gblɔ na Yehowa ƒe dɔla la bena: [g]Ŋkɔwò ḍe? Bena ne wò nya la va me la, ne míaḍe bubu ŋuwò. 18 Yehowa ƒe dɔla la gblɔ nɛ bena: Nukaŋuti nèle nye ŋkɔ, si nye nukunu la, ta biam? 19 Tete Manoax lé gbɔ̃vi hekpe ḍe nuḍuvɔsa ŋu, eye wòsa vɔ le agakpea ḍe dzi na Yehowa.[i] Eye wòwɔ nukunu Manoax kple srɔ̃a wokpɔ. 20 Esi dzo ƒe aḍewo de dzi le vɔsamlekpuia dzi la, Yehowa ƒe dɔla to vɔsamlekpui la ƒe dzo ƒe aḍeawo me yi dzi Manoax kple srɔ̃ wokpɔ. Tete wotsyɔ mo anyi. 21 Ke Yehowa ƒe dɔla megaḍe eḍokui fia Manoax kple srɔ̃a kpɔ o. Azɔ Manoax dze sii bena, Yehowa ƒe dɔla wònye. 22 Manoax gblɔ na srɔ̃a bena: Míele [a]kuku ge, elabena míekpɔ Mawu! 23 Ke srɔ̃a gblɔ nɛ bena: Ðe wònye Yehowa ḍe wòdi be, yeawu mí la, anye ne mexɔ numevɔsa kple nuḍuvɔsa tso mía si o, eye anye ne mena míekpɔ nusiawo katã, eye míese nusiawo fifia o.

24 Eye nyɔnu la dzi ŋutsuvi hena ŋkɔe bena Simson. Ðevi la va tsi, eye Yehowa yrae. 25 Eye Yehowa ƒe [b]gbɔgbɔ de asi edzi dzedze me le Dan ƒe asaḍa, si le Zora kple Estaol dome la me.

### Simson te kame kple dzata.

**14.** Eye Simson yi Timnat, eye wòkpɔ nyɔnuvia ḍe le Filistitɔwo ƒe nyɔnuwo dome le Timnat. 2 Esi wògbɔ la, eka ta na fofoa kple dadaa bena: Mekpɔ nyɔnuvia ḍe le Filistitɔwo ƒe nyɔnuwo dome le Timnat, eyata mideе nam! 3 Fofoa kple dadaa gblɔ nɛ bena: Ðe nyɔnua ḍeke mele nɔviwòwo ƒe vinyɔnuwo kple nye dukɔ blibo la dome o, eyata nayi [d]aḍaḍe srɔ̃ tso Filistitɔwo, siwo nye bolotɔwo la domea? Simson gblɔ na fofoa bena: Ðee nam, elabena eƒe nu nyo ŋunye! 4 Ke fofoa kple dadaa medze sii be, Yehowa gbɔ wòtso o; elabena mɔnu dim wòle le Filistitɔwo ŋu. Xemayi la Filistitɔwoe le Israelviwo dzi ḍum. 5 Esi Simson kple fofoa kpakple dadaa woyina ḍe Timnat, eye wova ḍo Timnat-tɔwo ƒe weingblewo gbɔ la, kpɔ ḍa, dzatavia ḍe le gbe tem va do goe. 6 Tete Yehowa ƒe [h]gbɔgbɔ dze edzi, eye wòvuvui, abe alesi wovuvua gbɔ̃vi ene, evɔ wònye metsɔ naneke ḍe asi o hafi. Ke megblɔ nusi wòwɔ la na fofoa kple dadaa o. 7 Eye wòyi ḍaƒo nu kple nyɔnu la, eye eƒe nu nyo Simson ŋu. 8 Eye esi eteƒe didi ʋee, wò-

[a] 6, 22. 23; Mo. II. 33, 20.
[b] 6, 34; 14, 6. 19; 15, 14.
[d] Mo. II. 34, 16.
[e] kp. 4.
[f] 6, 18.
[g] Mo. I. 32, 29.
[h] 13, 25.
[i] 6, 21.

yina, be yeakplɔ nyɔnua la, edze
gbe, be yeakpɔ dzata kuku la ḍa,
eye kpɔ ḍa, anyi ḍa ḍe dɔ me
na dzata la. 9 Tete wódee ḍe a 15, 2.
asi le nyinyim heva fofoa kple
dadaa gbɔ, eye wóna ḍe woawo
hã wonyi; ke megblɔe na wo be,
dzata ƒe dɔ me yeḍe anyitsi la le o.

#### Simson ḍe srɔ̃, eye wòto adzo.

10 Eye fofoa va nyɔnua gbɔ.
Tete Simson tu aglo le afima,
elabena nenema ḍekakpuiviwo
wɔna. 11 Eye esi wokpɔe la, wo-
ḍe hati blaetɔ̃ kpe ḍe eŋu. 12
Eye Simson gblɔ na wo bena: b 14, 20.
Mato adzo na mi; ne mieḍe egɔme
nam le aglotutuŋkeke adreawo
me la, ekema matsɔ awutewui
blaetɔ̃ kple atsyɔ̃ḍowu blaetɔ̃ na
mi. 13 Ke ne miete ŋu ḍe egɔme
nam o la, ekema miawo miatsɔ
awutewui blaetɔ̃ kple atsyɔ̃ḍowu
blaetɔ̃ nam! Tete wogblɔ nɛ
bena: To wò adzo la míase! 14
Eye wógblɔ na wo bena: Nuḍuḍu
tso nutsuḍula me, eye nu vivi tso
ŋusẽtɔ me. Ke ŋkeke etɔ̃ sɔŋ
womete ŋu ḍe adzo la gɔme o.
15 Le ŋkeke eneagbe la wogblɔ
na Simson srɔ̃ bena: Ƒoe ḍe srɔ̃-
wò nu, ne wòaḍe adzo la gɔme
na mí! Ne menye nenem o la,
míatɔ dzo mia kple fofowò ƒe aƒe!
Alo ḍe miekpe mí, be miawɔ mí
ame dahewoea? 16 Tete Simson
srɔ̃ fa avi nɛ gblɔ bena: Fu ko
nèlèm, eye mèle lɔ̃yem o; èto
adzo na mía de viwo, gake me-
gblɔe nam o! Eḍo ŋu nɛ bena:
Kpɔ ḍa, nyemegblɔe na fofonye
kple danye gɔ̃ hã o, eye mayi
egblɔ ge na wòa? 17 Eye wòfa
avi nɛ le ŋkeke adre, siwo wotu
aglo la me; eye wòḍe egɔme nɛ
le ŋkeke adreagbe, elabena [d]ḍeḍe d 16, 16. 17.
fu nɛ akpa. Eye nyɔnu la yi ḍa-
ḍe adzo la na wo de viwo. 18 Tete
duameviwo va gblɔ nɛ le ŋkeke
adreagbe, hafi ɣe naḍo to bena:
Nuka vivina wu anyitsi? Eye nuka
sesẽ wu dzata? Eye wógblɔ na
wo bena: Ðe menye nye nyivi
lae mietsɔ ŋlɔ agblee o la, anye
ne miele nye adzo la gɔme ḍe
ge tututu o. 19 Eye Yehowa ƒe
gbɔgbɔ dze edzi wòyi Askalon
ḍawu ŋutsu blaetɔ̃ heḍe wo ŋu
nuwo, eye wòtsɔ atsyɔ̃ḍowu blaetɔ̃
na amesiwo ḍe adzo la gɔme.
Tete dzi kui wógbugbɔ yi fofoa
ƒe me. 20 Eye wotsɔ Simson srɔ̃
na [a]ehati, si wóḍe kpe ḍe eḍokui
ŋu la, wòḍe.

#### Simson gblẽ nu na Filistitɔwo.

15. Esi etefe didi ʋee la, Simson
tsɔ gbɔ̃via ḍe le luxaɣi yi
srɔ̃a kpɔ ge ḍae, eye wógblɔ bena:
Na mayi srɔ̃nye gbɔ le xɔgã me!
Ke nyɔnua fofoa mena wòyi o,
2 eye wógblɔ bena: Mebu be, ḍe
nèlé fui keŋ, eyata metsɔe na
[b]hawòti. Ðe eƒe tsɛ medze tugbe
wui oa? Xɔ eya ḍe etefe! 3 Ke
Simson gblɔ na wo bena: Ne mehe
dzɔgbevɔ̃e va Filistitɔwo dzi fifia
la, nyemeḍi fɔ o. 4 Tete Simson
yi ḍalé abei alafa etɔ̃, eye wòbla
akakatiwo; etrɔ asike eve kpe,
eye wòbla akakati ḍeka ḍe asike
eveawo domee. 5 Emegbe wò-
dra akakatiawo heḍe asi le wo
ŋu ḍo ḍe Filistitɔwo ƒe agblewo
me; eye ale wòtɔ dzo lu, siwo
woxa, kple esiwo le tsitre nu
kpakple amitibɔwo. 6 Filistitɔwo
gblɔ bena: Ameka wɔ nusia? Eye
wogblɔ bena: Simson, Timnattɔ
ƒe toe wɔe, elabena woxɔ srɔ̃a
tsɔ na eƒe hati. Tete Filistitɔwo
va tɔ dzo nyɔnu la kple fofoa.
7 Eye Simson gblɔ na wo bena:
Ne miewɔ alea hã la, mabia hlɔ̃
mi kokoko hafi adzudzɔ! 8 Eye
wòdza sobo kple ali na wo nya-
manyama. Tete wòdzo yi ḍanɔ
agato me le Etam.
9 Eye Filistitɔwo ho va ƒu asaḍa
anyi ḍe Yuda, eye wokaka ḍe
Lexi. 10 Tete Yuda-ŋutsuwo gblɔ
bena: Nukaŋuti mieho ḍe mía ŋu?
Woḍo ŋu bena: Simson lè ge mie-
va, ne miawɔe, abe alesi wòwɔ mi
ene. 11 Eye Yuda-ŋutsu akpe
etɔ̃ yi agato la me le Etam gblɔ
na Simson bena: Mènyae be, Fili-
stitɔwoe le mia dzi ḍum oa? Eḍo
ŋu na wo bena: Alesi wowɔm la,
nenema mewɔ wo. 12 Tete wo-
gblɔ nɛ bena: Lè wò ge míeva,
ne miatsɔ wò ade asi na Filisti-
tɔwo! Simson ḍo ŋu na wo bena:
Mika atam nam be, menye mia
ŋutɔwoe le dza ye ge o! 13 Woḍo
ŋu nɛ bena: Kpao, ḍeko míebe,
miabla wò aḍade asi na wo, ke

míele wu wò ge ya o. Eye wo-
blae kple atagbi yeye eve he-
kplɔe tso agato la me. 14 Eye esi
wova ɖo Lexi la, Filistitɔwo tso
aseye ɖe eŋu; tete Yehowa ƒe
[a]gbɔgbɔ dze edzi, eye ka, siwo [a 14, 6.]
le alɔ ŋu nɛ la, zu abe anazi, si
dzo ƒo ene, eye bablawo bebe le
asi ŋu nɛ. 15 Eye wòkpɔ tedzi-
glã mumua ɖe hedo asi ɖa tsɔe
wu ame akpe ɖeka. 16 Eye Sim-
son gblɔ be: Tedziglã metsɔ li
kɔ kɔe, tedziglã metsɔ wu ame [b 15, 14.]
akpe! 17 Esi wòƒo nu vɔ la, eɖe
asi le tedziglã la ŋu ƒu gbe; eyata
wona ŋkɔ teƒe ma be glãtogbɛ.
18 Tete tsikɔ wui ŋutɔ, eye wòdo
ɣli yɔ Yehowa gblɔ bena: Eto
wò dɔla ƒe asi dzi ɖu dzi gã sia,
eye azɔ tsikɔ nawum maku, eye
mage ɖe bolotɔ siawo si mea?
19 Tete Mawu ƒe kpea ɖe le Lexi,
eye tsi do le eme wòno, ale be
[d]agbe gaɖo eme, eye eƒe lãme [d Sam. I. 30, 12.]
kɔ. Eyata wona ŋkɔ vuɖo la be
ameyɔlavuɖo; ele Lexi vaseɖe
egbe. 20 Eye [e]wòdrɔ̃ ʋɔnu na [e 16, 31.]
Israel le Filistitɔwo ŋɔli ƒe blave
sɔŋ.

**Simson dze anyi, ege ɖe xaxa me, eye wòbia hlɔ̃ eƒe futɔ; nublanuitɔnyenye kple hlɔ̃bi[illegible] mlɔeto.**

**16.** Tete Simson yi Gaza, eye
wòkpɔ gboloa ɖe le afima
heyi egbɔ. 2 Esi wofi tofi na
Gazatɔwo bena, Simson va afisia
la, woɖe to ɖee, eye woɖe xa ɖe
du la ƒe agbo nu nɛ le zã blibo
la katã me; wozi ɖoɖoe le zã
blibo la katã me be, ne ŋu ke la,
yewoawui. 3 Ke Simson mlɔ anyi
vaseɖe zã titina; le zãtiƒe la efɔ,
eye wòho du la ƒe agbo kple
agboti eveawo hekpe ɖe gameti
la ŋu, eye wòlée ɖe abɔ tsɔ va [f 14, 17.]
da ɖe to, si le Xebron kasa la
tame.
4 Esia megbe la elɔ̃ nyɔnua ɖe
le Sorek-tɔʋu la nu, si ŋkɔ nye [g 13, 5]
Delila. 5 Eye Filistitɔwo ƒe ame-
gãwo va egbɔ gblɔ nɛ bena: [h]Ble [h 14, 15.]
enu, ne nadze si nusi me eƒe ŋusẽ
gã la le, kple nusi míatsɔ aɖu
edzi, kpakple nusi miatsɔ ablae,
be miabɔbɔe ɖe anyi; ekema mía
dome amesiame ana klosalo akpe
kple alafa ɖeka wò! 6 Tete Delila
gblɔ na Simson bena: Taflatse,
ɖe nusi me wò ŋusẽ gã la le la
fiam kple nusi woatsɔ abla wò
abɔbɔ wò ɖe anyi! 7 Simson ɖo
ŋu nɛ bena: Ne wotsɔ atagbi
mumu adre, siwo meƒu haɖe o la,
blam la, ekema magbɔdzɔ, eye
mazu abe ame bubuwo ke ene.
8 Tete Filistitɔwo ƒe amegãwo tsɔ
atagbi yeye adre, siwo meƒu haɖe
o la vɛ, eye nyɔnu la tsɔ wo
blae. 9 Ke woɖe xa ɖe nyɔnua
gbɔ le xɔgã me, eye wògblɔ nɛ
bena: Simson, Filistitɔwo ƒo ɖe
dziwò loo! Tete [b]wòtso kawo, abe
alesi dzo gbɔna ɖe anazika wò-
lãna ene, eye womekpɔ eƒe ŋusẽ
la nu o. 10 Eye Delila gblɔ na
Simson bena: Kpɔ ɖa, èblem, eye
nèka aʋatso nam! Gblɔ nusi
woatsɔ abla wòe la nam dzro!
11 Eɖo ŋu nɛ bena: Ne wotsɔ ka
yeye, si mede naneke ŋu haɖe o la,
blam la, ekema magbɔdzɔ, eye ma-
zu abe ame bubuwo ke ene. 12 Tete
Delila tsɔ ka yeyewo blae, eye
wògblɔ nɛ bena: Simson, Filisti-
tɔwo ƒo ɖe dziwò loo! Ke amewo
ɖe xa ɖe xɔgã me. Tete wòtso
kawo le abɔ abe ɖeti ŋuɖekɛ ene.
13 Delila gblɔ na Simson bena:
Ɖeko nèblem vaseɖe fifi, eye nèka
aʋatso nam; gblɔ nusi woatsɔ
abla wòe la nam! Eɖo ŋu nɛ
bena: Ne èlɔ̃ ɖakɔ adre, siwo le
nye ta la, ɖe avɔ tsitsi me. 14 Tete
wòtsɔ agbatrɔti trɔe, eye wògblɔ
bena: Simson, Filistitɔwo ƒo ɖe
dziwò loo! Enumake wònyɔ tso
alɔ̃ me, eye wòho agbatrɔti la kpe
ɖe avɔ tsitsi la ŋu. 15 Eye wò-
gblɔ nɛ bena: Aleke nègblɔ be,
yele lɔ̃yem, gake wò dzi meku
ɖe ŋunye o? Zi etɔ̃ enye si nè-
blem, eye mègblɔ nusi me wò
ŋusẽ gã la le la nam o. 16 Esi
wòle [f]dzi gbãm nɛ gbawotsyogbe
kple eƒe nyawo, eye wòle fu ɖem
nɛ la, eva gloe, eye ku ɖo mo
nɛ. 17 Tete wògblɔ eƒe dzime-
nyawo katã nɛ bena: [g]Talũhɛa
ɖeke ɖeke medea nye ta ŋu o,
elabena Mawu ƒe klue menye tso
danye ƒe dɔ me ke. Ne wolũ ta
nam la, ekema nye ŋusẽ aɖo le
ŋunye, eye magbɔdzɔ azu abe
ame bubuwo katã ene. 18 Esi
Delila kpɔ bena, egblɔ eƒe dzi-
menyawo katã nɛ la, edɔ ame ɖo
ɖa, be woayɔ Filistitɔwo ƒe ame-
gãwo vɛ gblɔ bena: Miva azɔ,

elabena egblɔ efe dzimenyawo
katã nam! Tete Filistitɔwo fe
amegãwo va, eye wohe klosalo
la de asi. 19 Eye wòna wòdɔ alɔ̃ a 13, 25.
de efe áta dzi; tete wòyɔ ŋutsua b 15, 20.
de vɛ wòlũ dakɔ adreawo le eta.
Ale wòna wòde asi gbɔdzɔgbɔ-
dzɔ me, eye efe ŋusẽ do le eŋu.
20 Eye nyɔnu la gblɔ bena: Sim-
son, Filistitɔwo fo de dziwò loo!
Tete wònyɔ tso alɔ̃ me hebu be-
na: Mado abe tsã ene, eye ma-
ʋuʋu dokuinye! Ke menyae be, d Mo. III. 5, 1.
eYehowa dzo le egbɔ o. 21 Eye Fi- e Sam. I. 16, 14.
listitɔwo lée heŋɔ efe ŋkuwo, eye
wokplɔe yi Gaza; wode akɔbli
kɔsɔkɔsɔe, eye ele nɛ be, wòanɔ
wɔ tum le gaxɔ me. 22 Esi wolũ
ta nɛ megbe la, efe da gade asi
toto me.
23 Eye Filistitɔwo fe amegã-
wo va kpe ta, be woasa vɔ na
wofe mawu fDagon, eye wotu f Sam. 1. 5, 2.
aglo gãa de hegblɔ bena: Mía g Yes. 40, 19.
mawu tsɔ míafe futɔ Simson de
asi na mí! 24 Eye esi dukɔ la
kpɔe la, wokafu wofe mawu, ela-
bena wogblɔ be: Mía mawu tsɔ h 8, 27.
míafe futɔ, si gblẽ míafe anyigba,
eye wòwu míafe ame gedewo la, i 18, 1; 19, 1; 21, 25.
de asi na mí. 25 Esi wole dzi-
dzɔ kpɔm la, wogblɔ be: Midayɔ
Simson vɛ, ne wòado nukokoe na
mí! Tete woyi dakplɔ Simson tso
gaxɔ me vɛ wòle nukokoe dom k 18, 2.
na wo, eye wokplɔe do sɔti eve
domee. 26 Eye Simson gblɔ na
ŋutsuvi, si le ekplɔm la bena: Ɖe
asi le ŋunye, ne malé sɔti, siwo
dzi xɔa nɔ, eye mazið de wo ŋu!
27 Ŋutsuwo kple nyɔnuwo yɔ xɔ
la taŋtaŋ, eye Filistitɔwo fe ame-
gãwo katã le afima, eye ŋutsuwo
kple nyɔnuwo anɔ ame akpe etɔ̃
le dzifo, amesiwo le Simson fe
nukokoedoname la kpɔm. 28 Tete
Simson yɔ Yehowa gblɔ bena:
Afetɔ Yehowa, do ŋku dzinye, eye
do ŋusẽm fifia ko, oo Mawu, ne
mabia hlɔ̃ Filistitɔwo de nye ŋku
eveawo nu! 29 Eye Simson và
titinasɔti eveawo, siwo dzi xɔa nɔ,
deka de dusi, eye evelia de mia,
eye wòtutu wo. 30 Eye Simson
gblɔ be: Maku kple Filistitɔwo!
Eye wòbi edokui kple ŋusẽ, tete
xɔ la mũ dze amegãwo kple dukɔ
blibo la dzi. Ale amesiwo wòwu
le efe kuɣi la, sɔ gbɔ wu amesiwo
wòwu le efe agbe me. 31 Tete
nɔviawo kple fofoa femetɔwo katã
va tsɔe yi dadi de fofoa Manoax
fe yɔdo me le aZora kple Estaol
dome.b Edrɔ̃ ʋɔnu na Israel fe
blave sɔŋ.

Mixa do trɔ̃subɔsubɔ anyi.

17. Eye ŋutsua de nɔ Efrayim-to
dzi, si ŋkɔ nye Mixa. 2 Eya
gblɔ na dadaa bena: Wò klosalo
akpe deka kple alafa, si wofi, eye
dnèdo diŋu de eŋu, nye hã mese
la, le asinye; nyee tsɔ klosalo la.
Tete dadaa gblɔ bena: Yehowa
ayra wò, vinye! 3 Esi wògbugbɔ
klosalo akpe deka kple alafa la
na dadaa la, dadaa gblɔ bena: Me-
kɔ klosalo, si le asinye la ŋu na
Yehowa hena vinye, be wòatsɔe
awɔ aklama kpakpɛ kple legbae;
eyata megagbugbɔe na wò. 4 Eye
wòtsɔ klosalo la na dadaa. Ke
dadaa de klosalo alafa eve na gsi-
kanutula, amesi tsɔe wɔ aklama
kpakpɛ kple legbae, eye wo-
tsɔe va Mixa fe me. 5 Eye Mixa
tu mawuxɔ, etɔ hkɔmewu, eye wòli
afeli hedo viaŋutsu deka, be wòa-
nye nunɔla nɛ. 6 Yemaɣi la ifiaa
deke menɔ Israel o, eye amesia-
ame wɔ nusi dze eŋu.
7 Eye dekakpuia de tso Bet-
lexem-Yuda le Yuda fe fome la
me; enye kLewitɔ, eye wònye
amedzro le afima. 8 Eye wòʋu
tso Betlexem-Yuda-du la me, be
wòadanɔ afisi wòkpɔ; eye wòva
Efrayim-to la dzi heyi de Mixa
fe me, be wòagayi efe azɔli dzi
emegbe. 9 Tete Mixa gblɔ nɛ
bena: Afika nètso? Edo ŋu nɛ
bena: Lewitɔ menye tso Betlexem-
Yuda, eye meyina, be manɔ afisi
makpɔ. 10 Mixa gblɔ nɛ bena:
Tsi gbɔnye, eye nanye fofo kple
nunɔla nam, ekema mana klosalo
ewo wò fe sia fe hekpe de avɔ-
tata kple nududu ŋu. Ale wozi
Lewitɔ la dzi. 11 Lewitɔ la lɔ̃ be,
yeatsi ŋutsu la gbɔ, eye deka-
kpui la le nɛ abe viawo dometɔ
deka ene. 12 Eye Mixa do Le-
witɔ la. Ale dekakpui la trɔ zu
nunɔla nɛ, eye wòtsi Mixa fe me.
13 Tete Mixa gblɔ bena: Azɔ me-
nyae bena, Yehowa le nyui wɔ
ge nam, elabena Lewitɔe nye nu-
nɔla nam.

**Dan-to xɔ Lais, eye wòɖo trɔ̃subɔsubɔ anyi ɖe afima.** a 17, 1.

18. Xemaɣi la [b]fiaa ɖeke menɔ b 17, 6.
Israel o. Eye Dan-viwo ƒe
to la di anyigba, be woanɔ edzi
ɣemaɣi,[d] elabena anyigbaa ɖeke d 1, 34.
mesu wo si le Israel ƒe toawo e 17, 4. 5.
dome vasede ɣemaɣi o. 2 Eye
Dan-viwo dɔ ŋutsu kalẽtɔ atɔ̃ le
woƒe ƒome blibo la me tso [f]Zora f 13, 25.
kple Estaol ɖo ɖa, be woaɖatsa
ŋku le anyigba la dzi, eye woa-
dzro eme hegblɔ na wo bena:
Miyi ɖadzro anyigba la me! Esi
wova Efrayim-to dzi la, woyi ɖe
Mixa ƒe me hetsi afima dɔ. 3 Esi
woɖo Mixa ƒe aƒe gbɔ la, wodze
si [g]Lewi-ɖekakpui la ƒe gbe; tete g 17, 7.
woge ɖe me hebiae bena: Ameka
kplɔ wò va afisia? Nuka wɔm
nèle le afisia? Eye dɔ ka le ŋu-
wò le afisia? 4 Eɖo ŋu na wo
bena: Ale kple ale Mixa wɔ nam,
eye wòdɔm be, manye nunɔla nɛ.
5 Eye wogblɔ nɛ bena: Bia Mawu
na mí kpɔ be, azɔli, si dzi míele
la, adze edzi na mí hã? 6 Nu-
nɔla la ɖo ŋu na wo bena: Miyi
le ŋutifafa me! Miaƒe mɔ, si dzi
miele la, dze Yehowa ŋu. 7 Tete
ŋutsu atɔ̃awo dze mɔ heva Lais,
eye wokpɔ bena, dukɔ, si le eme
la, li kpoo bɔkɔɔ, eye woɖe dzi ɖi
abe Zidontɔwo ene, amea ɖeke
mewɔ vɔ̃ wo o, eye nu bɔ ɖe wo
si, wole didiƒe tso Zidontɔwo gbɔ,
eye womebɔa ha kple amea ɖeke
o. 8 Esi wogbɔ va wo nɔviwo
gbɔ le Zora kple Estaol la, wo
nɔviwo bia wo bena: Aleke mie-
ɖee? 9 Woɖo ŋu bena: Mitso,
ne míaho ɖe wo ŋu, elabena míe-
kpɔ anyigba la, eye kpɔ ɖa, enyo
ŋutɔ! Nukaŋuti mieli kpoo ale?
Migawɔ ƒome le anyigba la xɔxɔ,
ne wòanye mia tɔ ŋuti o! 10 Ne
mieyi la, miage ɖe dukɔa ɖe, si
li bɔkɔɔ la dome, eye anyigba la
keke ta; elabena Mawu tsɔ anyi-
gba, si dzi hiã metua ame le na-
neke me o la, ɖe asi na mi.
11 Tete ŋutsu alafa ade, siwo
bla akpa la, ho le Dan-viwo ƒe
ƒome la me tso Zora kple Estaol.
12 Eye woho va ƒu asaɖa anyi
ɖe Kiryat-Yearim le Yuda; eyata
woyɔa teƒe ma vasede egbe be
Dan ƒe asaɖa; kpɔ ɖa, ele Kiryat-
Yearim godo. 13 Woho tso afima
heyi [a]Efrayim-to la dzi, eye wova
Mixa ƒe aƒe gbɔ. 14 Tete ŋutsu
atɔ̃, siwo yi ɖatsa ŋku le Lais-
nyigba dzi la, gblɔ na wo nɔviwo
bena: Miawo hã mienyae bena,
[e]kɔmewu, aƒeli, aklama kpakpɛ
kple legba le aƒe sia mea? Eyata
mibu nusi miawɔ! 15 Tete woge
ɖe me, eye wova Lewi-ɖekakpui
la ƒe xɔ nu le Mixa ƒe me, eye
woɖo gbe nɛ. 16 Ke Dan-viwo
dome ŋutsu alafa ade, siwo bla
akpa la, tsi agbo la nu. 17 Eye
ŋutsu atɔ̃, siwo ɖatsa ŋku anyi-
gba dzi la, yi ɖage ɖe me, eye
wotsɔ aklama kpakpɛ kple kɔme-
wu, aƒeli kple legba la, le esime
nunɔla la kple ŋutsu alafa ade,
siwo bla akpa la, tsi tre ɖe agboa
nu. 18 Esi ame mawo ge ɖe Mixa
ƒe me, eye wotsɔ aklama kpakpɛ
kple kɔmewu, aƒeli kple legba la,
tete nunɔla la bia wo bena: Nuka
wɔm miele le gama? 19 Wogblɔ
nɛ bena: Zi ɖoɖoe! Tsɔ asi bu
nu, eye yi kpli mí, ne nanye mía
fofo kple míaƒe nunɔla! Esi nè-
nye nunɔla ɖe ame ɖeka koliа ƒe
aƒe nu la, eyae nyo wu esi na-
nye nunɔla ɖe to kple ƒome nu
le Israel mahã? 20 Tete wòdze
nunɔla la ŋu, eye wòtsɔ kɔmewu
la, aƒeli kple aklama kpakpɛ la,
eye wòge ɖe dukɔ la dome. 21
Emegbe wotrɔ hedzo, eye wotsɔ
ɖeviwo kple lãwo kpakple nu ve-
viwo ɖo ŋgɔ. 22 Esi woɖe me-
gbe le Mixa ƒe aƒe gbɔ la, woyɔ
ŋutsu, siwo ƒe aƒe te ɖe Mixa ƒe
aƒe ŋu la, eye wodze Dan-viwo
yome. 23 Eye esi woyɔ Dan-viwo
ɖa la, wonyè kɔ gblɔ na Mixa
bena: Nya ka dzɔ, hafi nèyɔ ame-
wo ƒo ƒu ale? 24 Eɖo ŋu na wo
bena: Mietsɔ nye mawu, si mewɔ
la, eye miekplɔ nunɔla hã dzoe.
Nuka gakpɔtɔ nam, hafi miele
biayem be, nya ka dzɔ? 25 Ke
Dan-viwo gblɔ nɛ bena: Ɖe nu
le mía ŋu, ne dɔmedzoetɔwo ma-
gadze mia dzi, eye woatsrɔ̃ mia
kple aƒewòmetɔwo ƒe agbe o!
26 Tete Dan-viwo lé woƒe mɔ,
eye esi Mixa kpɔ bena, wosesẽ
wu ye la, etrɔ gbɔ va eƒe xɔ nu.
27 Ke woawo tsɔ nusi Mixa wɔ
la, eye wokplɔ nunɔla, si le egbɔ
la, ɖe asi, eye wodze Lais dzi;
wowu dukɔ, si ɖe dzi ɖi li bɔkɔɔ

la, kple yi, eye wotɔ dzo du la.
28 Ke xɔnametɔa ɖeke meli o,
elabena wole didiƒe tso Zidon
gbɔ, womebɔ ha kple amea ɖeke
o, eye wole bali, si ɖo ta Bet-Rexob
la me. Tete wogbugbɔ du la tso,
eye wonɔ me. 29 Eye wotsɔ ŋkɔ
na du la bena[b] Dan ɖe wo fofo Dan,
amesi wodzi na Israel la, ƒe ŋkɔ
nu; ke tsã la du la ŋkɔ nye Lais.
30 [d]Dan-viwo li aklama kpakpɛ
la, eye Yonatan, amesi nye Mose
vi Gersom ƒe vi, kpakple viawo
nye nunɔla na Dan-to la, vaseɖe
esime woɖe aboyo wo tso anyigba
la dzi. 31 Eye Mixa ƒe aklama
kpakpɛ, si wòwɔ la, nɔ wo si
le ɣeyiɣi, siwo katã me Mawu ƒe
aƒe la nɔ [e]Silo.

Gibea-nɔlawo wɔ nu vlo le Benyamin-to la me.

**19.** Le ɣemaɣi la [f]fiaa ɖeke me-
nɔ Israel o. Eye Lewi-ŋu-
tsua ɖe yi ɖanye amedzro le Efra-
yim-to la ƒe mlɔenu, eye wòdze
ahiã tso Betlexem-Yuda. 2 Eye
eƒe ahiã la wɔ ahasi le emegbe,
eye wòdzo yi fofoa ƒe me le Bet-
lexem-Yuda hetsi afima dzinu ene.
3 Tete ŋutsu la kplɔ ɖekakpui
ɖeka kple tedzi eve ɖe asi, eye
wòtso dze eyome, be yeaƒo nu
kplii faƒɛ, ne yeakplɔe agbɔe.
Eye nyɔnu la kplɔe yi fofoa ƒe
me, eye esi ɖetugbi la fofo kpɔe
la, exɔe kple dzidzɔ. 4 Ɖetugbi
la fofo, si nye toa, lée ɖi, eye
wòtsi egbɔ ŋkeke etɔ̃; woɖu nu
no nu, eye wotsi afima dɔ. 5 Esi
wofɔ le ŋkeke eneagbe, be yewoa-
dze mɔ la, ɖetugbi la fofo gblɔ
na toa bena: Di nuɖuɖu via ɖe
de dɔ me, hafi miadze mɔ! 6 Tete
wobɔbɔ nɔ anyi, eye woa kple
eve la woɖu nu no nu, eye ɖetu-
gbi la fofo gblɔ na ŋutsu la bena:
Tsi anyi dɔ, eye wò dzi nagbɔ ɖe
me! 7 Esi ŋutsu la tso, be yeadze
mɔ la, toa ƒoe ɖe enu, eye wòtsi
anyi dɔ. 8 Esi wòfɔ le ŋkeke
atɔ̃lia ƒe ŋdi, be yeadze mɔ la,
ɖetugbi la fofo gblɔ nɛ bena: De
nane dɔ me, eye milala, vaseɖe
esime ɣe natrɔ hafi! Tete woa
kple eve la woɖu nu. 9 Ke esi
ŋutsu la kple eƒe ahiã kpakple
ɖekakpui la wotso, be yewoadze
mɔ la, ɖetugbi la fofo, si nye
toa, gblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, ɣe la

[a] 1, 21; Kron. 1. 11, 4.
[b] Yos. 19, 47.
[d] Fia. 1. 12, 29.
[e] Yos. 18, 1.
[f] 17, 6.

yina lɔ̃, eye anyinu le faƒam, eyata
mitsi dɔ! Ɣe la trɔ xoxo, eyata
tsi dɔ, eye wò dzi nagbɔ ɖe me!
Etsɔ ŋdi la miafɔ kaba alé miaƒe
mɔ ayi wò agbadɔ nu! 10 Gake
ŋutsu la melɔ̃ be, yeatsi adɔ o,
eye wòdze mɔ heva [a]Yebus, si
nye Yerusalem la kasa, eye tedzi
eve, siwo wobla akpa na, kple
eƒe ahiã la kpe ɖe eŋu.
11 Esi woɖo Yebus gbɔ la, ɣe
la yi lɔ̃ xoxo; tete ɖekakpui la
gblɔ na eƒe aƒetɔ bena: Na míayi
aɖadze Yebusitɔwo ƒe du sia me,
eye míatsi eme adɔ! 12 Ke eƒe
aƒetɔ gblɔ nɛ bena: Míayi aɖadze
ame tutɔwo ƒe du, si me Israel-
via ɖeke mele o la me o; ke boŋ
míayi ŋgɔ vaseɖe Gibea. 13 Eye
wògblɔ na eƒe ɖekakpui la bena:
Netsɔ, mina míayi duawo dometɔ
ɖeka me, eye míatsi Gibea alo
Rama adɔ! 14 Esi woyi azɔlia dzi
la, ɣe va ɖo to ɖe wo le Gibea,
si nye Benyamin tɔ la gbɔ. 15 Tete
woge ɖe Gibea, be woatsi afima
adɔ, eye wodro ɖe du la ƒe ablɔ
me, elabena amea ɖeke mena
dzeƒe wo ɖe eƒe me o. 16 Eye
kpɔ ɖa, ame tsitsia ɖe gbɔ tso
agbledɔwɔƒe le fiẽ; ŋutsu la tso
Efrayim-to dzi va nye amedzro
le Gibea, ke afimatɔwo nye Ben-
yamin-viwo. 17 Tete wòfɔ kɔ
dzi kpɔ amedzro la le dua ƒe ablɔ
me, eye ame tsitsi la gblɔ bena:
Afika nèyina, eye afika nètso?
18 Eɖo ŋu nɛ bena: Míetso Bet-
lexem-Yuda heyina ɖe Efrayim-to
la ƒe mlɔenu; afima metso va yi
Betlexem-Yuda, eye meyina Ye-
howa ƒe me, ke amea ɖeke me-
xɔm ɖe eƒe me o. 19 Evɔ wònye
aƒla kple nuɖuɖu hena míaƒe te-
dziwo, eye abolo kple wein hã
hena mía kple wò dɔlanyɔnu
kpakple ɖekakpui la le wò dɔla
si, eye naneke mele ehiãm o hafi.
20 Tete ame tsitsi la gblɔ nɛ be-
na: Ŋutifafa na wò! Ne nane le
hiãwòm la, ekpo ɖe asinye; ɖeko
mèle ablɔ me ya tsi ge adɔ o!
21 Eye wòkplɔe yi eƒe me hena
nuɖuɖu eƒe tedziwo, eye woklɔ
afɔ, eye woɖu nu wono nu.
22 Ke esi woƒe dzi gbɔ ɖe me
la, tete duametɔwo, siwo nye ame
vlowo la, va ɖe to ɖe aƒe la hele
agbo la ƒom, eye wogblɔ na ame

tsitsi, si nye afeatɔ, bena: Kplɔ
ŋutsu, si va dze afewò me la
doe, ne míanyae![b] 23 Tete ŋutsu,
si nye afeatɔ la, do yi wo gbɔ
gblɔ na wo bena: Oo,[d] nɔvinyewo,
migawɔ nu vlo sia o! Esi wònye
afenye me ŋutsu sia va dze la,
eyata migawɔ nu baɖa sia o!
24 Kpɔ ɖa, makplɔ vinyenyɔnu
kple ŋutsu la fe ahiã doe, ne
miaɖe asi wo ŋu, eye miawɔ nu-
sianu, si dze mia ŋu la, ɖe wo
ŋu; ke migawɔ nu baɖa ɖe ŋutsu
sia ŋu o! 25 Ke ŋutsuawo gbe
toɖoɖoe. Tete ŋutsu la kplɔ efe
ahiã yi wo gbɔ le xexe, eye woɖe
asi eŋu hewɔ funyafunyae zã bli-
bo la, vaseɖe esime ŋu ke; eye
esi agu dze la, woɖe asi le eŋu.
26 Esi ŋua mekpɔ ke ɖe le eme
keŋ o la, nyɔnu la va dze anyi
ɖe ŋutsua fe xɔ, si me efe afetɔ
le la, fe ʋɔtru nu, vaseɖe esime
ŋua ke ɖe le eme. 27 Eye esi
efe afetɔ fɔ ŋdi, eye wòʋu ʋɔa
do, be yeayi efe azɔli dzi la, tete
nyɔnu, si nye efe ahiã la, tsra ɖe
xɔa fe ʋɔtru nu, eye efe asiwo
le kpuia dzi. 28 Eye wògblɔ nɛ
bena: Tsi tre, ne míadzo! Ke me-
ɖo ŋu nɛ o. Tete wòkɔe ɖo te-
dzi la dzi, eye ŋutsua dze mɔ yi
enɔfe. 29 Esi wògbɔ va afe la,
etsɔ hɛ, eye wòlé efe ahiã la he-
flii kɔ wuieve ɖe efe fuŋuɖefeewo,
eye wòɖo wo ɖe Israel-nyigba
blibo la katã dzi.[e] 30 Eye ame-
siame, si kpɔe la, gblɔ bena:
Esia tɔgbe medzɔ kpɔ o, eye
womekpɔ etefe kpɔ, tso esime
Israel-viwo ʋu tso Egipte-nyigba
dzi vaseɖe egbe o. Mibu eŋu, miɖo
aɖaŋu, eye mifo nu le eŋu!

**Israel-to mamleawo ho aʋa ɖe Benyamin-to ŋuti, eye wotsrɔe kloe.**

**20.** Tete Israel-viwo katã ho,
eye ameha la kpe ta abe
ame ɖeka ene tso Dan vaseɖe
Beerseba kple Gilead-nyigba dzi
ɖe Yehowa gbɔ le [f]Mizpa. 2 Eye
dukɔ blibo la fe tatɔwo kple Is-
rael-toawo katã va Mawu fe dukɔ
fe takpekpe la me; amesiwo zɔ
afɔ, eye wota yi la, le ame akpe
alafa ene. 3 Eye Benyamin-viwo
se bena, Israel-viwo ho va Mizpa.
Eye Israel-viwo bia bena: Mito,
alesi nu vlo sia va mee! 4 Tete
Lewitɔ, si nye nyɔnu kuku la srɔ̃,

a 19, 15.
b Mo. I. 19, 4. 5.
d Mo. I. 19, 7.
e Sam. I. 11, 7.
f 11, 11; Sam. I. 7, 5.
g kp. 26. 27; 21, 2.
h 1, 1. 2.

xɔ edzi gblɔ bena: Mía kple nye
ahiã míeva [a]Gibea, si nye Benya-
min tɔ la, be míatsi adɔ. 5 Ke
Gibeatɔwo fo kpli ɖe ŋunye, eye
woɖe to ɖem le afe la me le zã,
wobe, yewoawum, eye woɖe asi
nye ahiã ŋu wòku. 6 Tete melé
nye ahiã la, eye meflii heɖo ɖe
Israel-nyigba fe nutowo katã me,
elabena wowɔ ŋukpenanu kple
nu vlo le Israel. 7 Kpɔ ɖa, mi
Israel-viwo katã nye esi! Mifo nu,
eye miɖo aɖaŋu fifia! 8 Tete dukɔ
blibo la xɔ edzi nu ɖekɛ gblɔ
bena: Mía dome amea ɖeke mayi
efe agbadɔ me o, eye amea ɖeke
mayi efe xɔ nu o; 9 ke boŋ ale
míawɔ Gibea enye si: Míadzidze
nu ɖe wo dzi! 10 Eye míaɖe ŋu-
tsu ewo le ame alafa me, ŋutsu
alafa le ame akpe me, eye ŋutsu
akpe le ame akpe ewo me tso
Israel-toawo katã me, ne woayi
aɖatsɔ mɔ dzi nuɖuɖu vɛ na dukɔ
la, eye ne wogbɔ la, míawɔ Gi-
bea-Benyamin ɖe nu vlo, si wò-
wɔ le Israel la nu pɛpɛpɛ. 11
Tete Israel-ŋutsuwo katã fo fu,
eye wobla ɖekae ɖe du la ŋu.

12 Eye Israel-toawo dɔ ame
ɖo ɖe Benyamin-fomeawo katã
gbɔ bia wo bena: Nu vlo ka enye
si wowɔ le mia dome? 13 Eyata
miɖe Gibeatɔ vloawo na, ne mía-
wu wo, eye míaɖe vɔ̃ la ɖa tso
Israel! Ke Benyamin-viwo meɖo
to wo nɔvi Israel-viwo fe gbe o.
14 Tete Benyamin-viwo tso duwo
me va fo fu ɖe Gibea, ne woakpe
aʋa kple Israel-viwo. 15 Eye wo-
xlẽ Benyamin-vi, siwo tso duwo
me la, gbemagbe: ŋutsu, siwo ta
yi, le ame akpe blave vɔ aɖe;
ke Gibeatɔ, siwo le ŋutsu aʋa-
wɔla alafa adre la, mele eme o.
16 Ame siawo katã dome aʋawɔla
alafa adre nye miawɔlawo, eye
wo dome amesiame tea ŋu da
akafo foa taɖaku ɖeka hã, eye
meda dadagbo o. 17 Eye woxlẽ
Israel-ŋutsuwo: amesiwo katã ta
yi, eye wonye aʋamewo la, le
ame akpe alafa ene, ke Benya-
min-viwo mele eme o. 18 Tete
woho va [g]Betel, eye Israel-viwo
bia Mawu bena: [h]Mía dometɔ ka
atre aʋahoho ɖe Benyamin-viwo
ŋu? Yehowa gblɔ bena: Yuda ne-
tre hoho!

19 Israel-viwo fɔ ŋdi va ƒu asa-
ɖa anyi ɖe Gibea gbɔ. 20 Eye
Israel-ŋutsuwo ho aʋa ɖe Benya-
min ŋu, eye wodze aʋa ɖe wo
ŋu le Gibea gbɔ. 21 Tete Benya-
min-viwo do tso Gibea, eye wo-
tsrɔ̃ ame akpe blave vɔ eve le
Israel ŋu gbemagbe ƒo ɖe anyi.
22 Eye Israel-viwo yi ɖafa avi le
Yehowa ŋku me vaseɖe fiẽ, eye
wobia Yehowa bena: Ɖe míagaho
aʋa ɖe mía nɔvi Benyamin-viwo
ŋua? Yehowa gblɔ bena: Mihoe
ɖe wo ŋu! 23 Tete Israel-ŋutsuwo
de dzi ƒo na wo ɖokui, eye wova
dze aʋa ɖe afisi wodze aʋa ɖo
le ŋkeke gbãtɔ dzi la. 24 Ke esi
Israel-viwo te tu Benyamin-viwo
le ŋkeke evelia dzi la, 25 [a]Benya- [a Mo. I. 49, 27.]
min-viwo do tso Gibea va kpe wo
le ŋkeke evelia dzi, eye wotsrɔ̃
ame akpe wuienyi, siwo ta yi la,
le Israel-viwo ŋu ƒo ɖe anyi.
26 Tete Israel-viwo katã kple aʋa-
kɔ blibo la yi [b]Betel ɖafa avi, eye [b kp. 18.]
wotsi Yehowa ŋku me le afima,
wotsi nu dɔ gbemagbe vaseɖe fiẽ,
eye wosa numevɔ kple akpedavɔ
le Yehowa ŋku me. 27 Eye Is-
rael-viwo bia Yehowa gblɔ bena:
— ɣemaɣi la Mawu ƒe nubabla-
ɖaka la le afima, 28 eye Aron vi
Eleazar ƒe vi [d]Pinexas subɔ le [d Yos. 22, 13.]
eŋku me ɣemaɣi. — Ɖe míagaho
aʋa ɖe mía nɔvi Benyamin-viwo
ŋu loo, alo míatasia? Tete Yeho-
wa gblɔ bena: Miyi, elabena ma-
tsɔ wo ade asi na mi etsɔ!
29 Eye Israel-viwo ɖe xade-
lawo ɖo Gibea ŋu va kpe. 30 Eye
Israel-viwo ho ɖe Benyamin-viwo
ŋu le ŋkeke etɔ̃agbe hedze aʋa
ɖe Gibea ŋu abe tsã ene. 31 Tete
Benyamin-viwo do va kpe aʋa-
kɔ la; ke woble wo tso du la gbɔ,
eye wode asi amewo wuwu me
le dukɔ la dome abe tsã ene le
mɔ, si ɖo ta Betel, kple esi to
gbedzi ɖo ta Gibea la nu, woanɔ
Israeltɔ blaetɔ̃. 32 Eye Benya-
min-viwo bu bena: Míele wo si
ge abe tsã ene! Ke Israel-viwo
gblɔ be: Mina míasi le wo nu, eye
míable wo tso du la gbɔ ayi mɔ
dzi! 33 Tete Israel-ŋutsuwo katã [e 21, 13.]
tso le wo nɔƒe va dze aʋa ɖe
Baal-Tamar, eye Israel-xadelawo
do tso wo nɔƒe le Geba ƒe ɣeto-
ɖoƒe. 34 Ŋutsu aʋawɔla akpe
ewo tso Israel blibo la me va Gi-
bea kasa, eye aʋa la nu sẽ ŋutɔ;
ke woawo menyae bena, dzɔgbe-
vɔ̃e le dzɔdzɔ ge ɖe yewo dzi o.
35 Tete Yehowa si Benyamin le
Israel ŋgɔ, eye Israel-viwo tsrɔ̃
ame akpe blave vɔ atɔ̃ kple alafa
ɖeka, amesiwo katã ta yi la, le
Benyamin-viwo ŋu gbemagbe. 36
Eye Benyamin-viwo kpɔ bena,
wosi yewo. Ke Israel-ŋutsuwo
de megbe le Benyamin nu, ela-
bena wole ŋu ɖom ɖe xadela, siwo
wotsɔ ɖo Gibea kasa la ŋu. 37 Tete
xadelawo wɔ kaba ho ɖo ta Gi-
bea, eye woge ɖe me hetsrɔ̃ du
blibo la kple yi. 38 Eye Israel-
ŋutsuwo kple xadelawo ɖo gbe
ɖi bena: Mina dzudzɔ nade dzi
le du la ŋu kɔlii! 39 Esi Israel-
ŋutsuwo de megbe le aʋaa nu
la, Benyamin de asi amewo wuwu
me le Israeltɔwo dome, woanɔ
ame blaetɔ̃; elabena wobu be:
Míele wo si ge abe le kpekpe
gbatɔ̃ me ke ene. 40 Tete dzu-
dzɔ de dzi le du la ŋu kɔlii, eye
esi Benyamin trɔ la, kpɔ ɖa, dzu-
dzɔ le tutum tso du blibo la me
ɖo ta dzi. 41 Esi Israel-ŋutsuwo
trɔ gbɔna la, dzidzi ƒo Benyamin-
viwo, elabena wokpɔ bena, dzɔ-
gbevɔ̃e tu yewo. 42 Eye wosi le
Israel-ŋutsuwo nu heto gbedzimɔ;
ke aʋa la yɔ wo ɖe nu, eye ame-
wo do tso duwo me, eye wotsɔ
wo ɖe to me hetsrɔ̃ wo. 43 Woɖe
to ɖe Benyamin, eye wonyãe ɖe
nu, eye wotsrɔ̃ wo tso droƒe va-
seɖe Gibea kasa le ɣedzeƒe gome.
44 Ŋutsu kalẽtɔ, siwo katã tsi
aʋa le Benyamin ŋu la, le ame
akpe wuienyi. 45 Tete wotrɔ hesi
ɖo ta gbedzi vaseɖe Rimon-kpe
la gbɔ; wowu ame akpe atɔ̃ le
woƒe megbexeawo ŋu le mɔ dzi,
eye woti wo yome vaseɖe Gideom,
eye wogawu ame akpe eve le wo
ŋu. 46 Ŋutsu kalẽtɔ, siwo katã
ta yi, eye wotsi aʋa le Benyamin
ŋu gbemagbe la, le ame akpe
blave vɔ atɔ̃. 47 Eye ŋutsu alafa
ade trɔ hesi ɖo ta gbedzi vase-
ɖe Rimon-kpe la gbɔ, eye wotsi
[e]Rimon-kpe la gbɔ dzinu ene.
48 Eye Israel-ŋutsuwo trɔ ɖe Ben-
yamin-viwo ŋu, eye wowu nu-
sianu, si wokpɔ le dua me la,
kple yi, amewo kple lãwo siaa,

eye wotɔ dzo du, siwo katã wo-
kpɔ la.

Alesi Benyamin-viwo gakpɔ srɔ̃wo.

**21.** Eye Israel-ŋutsuwo ka atam
le [a]Mizpa gblɔ bena: Mía
dometɔa ɖeke matsɔ vianyɔnu na
Benyamin-viwo woaɖe akpɔ o!
2 Eye esi dukɔ la va [b]Betel la,
wotsi Mawu ŋku me le afima va-
seɖe fiẽ, eye wofa avi sesĩe 3 gblɔ
bena: Oo, Yehowa, Israel ƒe Mawu,
nukaŋuti nusia dzɔ le Israel, eye
to ɖeka bu le Israel egbe sia?
4 Eye dukɔ la fɔ ŋdi kanya le
ŋkeke eveagbe heɖi vɔsamlekpui,
eye wosa numevɔ kple akpe-
davɔ. 5 Eye Israel-viwo gblɔ
bena: Ameka le Israel-toawo ka-
tã dome, si [e]meva takpeƒe le Ye-
howa gbɔ le Mizpa o? Elabena
ɖe woka atam ɖe amesi mava Ye-
howa gbɔ le Mizpa o la ŋu bena,
ele be, woawui kokoko! 6 Eye
wòve Israel-viwo na wo nɔvi Ben-
yamin, eye wogblɔ bena: To ɖeka
tsrɔ̃ ɖa le Israel egbe sia! 7 Aleke
míawɔ hafi ana nyɔnu ame kpɔ-
tɔeawo? Elabena [f]míeta Yehowa
be, míana mía vinyɔnua ɖeke wo
woaɖe o. 8 Eye wobia bena: Ame-
ka le Israel-toawo dome, si meva
Yehowa gbɔ le Mizpa o? Eye
kpɔ ɖa, Yabes-Gileadtɔa ɖeke
meva takpeƒe la le asaɖa me o.
9 Eye esi woxlẽ dukɔa la, kpɔ ɖa,
Yabes-Gileadtɔa ɖeke meva o.
10 Tete ameha la ɖe ame akpe
wuieve le kalẽtɔwo dome ɖo ɖa
gblɔ na wo bena: Miyi ɖawu Ya-
bes-Gileadtɔwo kple yi, nyɔnuwo
kple ɖeviwo siaa! 11 Ale miawɔ
enye si: Mitsrɔ̃ ŋutsu sia ŋutsu
kple nyɔnu, siwo katã dɔ ŋutsu
gbɔ kpɔ la gbidigbidi![g] 12 Eye
wokpɔ ɖetugbi alafa ene, siwo
medɔ ŋutsu gbɔ kpɔ o, le Yabes-
Gileadtɔwo dome, eye wokplɔ wo
va asaɖa la me le Silo le Kanaan-
nyigba dzi. 13 Eye ameha blibo
la ɖo ame ɖo ɖe Benyamin-viwo
gbɔ le [i]Rimon-kpe la gbɔ, eye
wodo ŋutifafa ŋugbe na wo. 14

[a] kp. 7. 16; 20, 1.
[b] 20, 18.
[d] kp. 1. 7.
[e] 20, 1.
[f] kp. 1.
[g] Mo. IV. 31, 2; 31, 17.
[h] 17, 6.
[i] 20, 47.

Tete Benyamin-viwo trɔ gbɔ ɣe-
maɣi, eye wotsɔ nyɔnu, siwo woxɔ
ɖe agbe tso Yabes-Gilead-nyɔnu-
wo dome la na wo; ke womede
wo nu o. 15 Eye Benyamin ƒe nu
ve dukɔ la, elabena Yehowa na
Israel-toawo tsi ŋuzã.
16 Tete ameha la ƒe amegãwo
gblɔ bena: Aleke míawɔ hafi ana
nyɔnu ame kpɔtɔeawo? Elabena
nyɔnuwo tsrɔ̃ le Benyamin. 17 Eye
wogblɔ bena: Benyamin ƒe anyi-
gba enye woƒe amesiwo kpɔtɔ la
tɔ, eye toa ɖeke nu matsi le Is-
rael o! 18 Ke míawo la míate ŋu
atsɔ mía vinyɔnuwo na wo woaɖe
o; elabena Israel-viwo [d]ka atam
bena: Aɖi amesi ana nyɔnu Benya-
min la ŋu! 19 Eye wogblɔ bena:
Kpɔ ɖa, wodua Yehowa ƒe ŋke-
kenyuie la ƒe sia ƒe le Silo, si le
Betel ƒe anyiehe kple mɔ, si tso
Betel ɖo ta Sixem la, ƒe ɣedzeƒe
kpakple Lebona ƒe dziehe. 20 Eye
wode se na Benyamin-viwo bena:
Miyi ɖade xa ɖe weingblewo me,
21 eye ne miekpɔ be, Silo-nyɔnu-
viwo do va ɣe ɖu ge la, ekema
mido tso weingbleawo me, eye
mia dome amesiame nelé nyɔnu
le Silo-nyɔnuviwo dome na edo-
kui, eye mido yi Benyamin-nyi-
gba dzi! 22 Ke ne wo fofowo kple
wo nɔviŋutsuwo va dzre wɔ ge
kpli mí la, ekema míagblɔ na wo
bena: Miɖe asi le wo ŋu na mí,
elabena míekpɔ nyɔnu le aʋa me
na amesiame o; ɖe wònye mia ŋu-
tɔwoe tsɔ wo na wo la, eya ko
wòanye ɖe miedi fɔ. 23 Tete
Benyamin-viwo wɔ nenema, eye
wokpɔ nyɔnu wòde wo nu tso ɣe-
ɖula, siwo woha la dome. Eme-
gbe wotrɔ yi woƒe anyigba dzi,
eye wogbugbɔ duawo tso henɔ
wo me. 24 Eye Israel-viwo dome
amesiame dzo ɣemaɣi tso afima
yi eƒe to me kple eƒe ƒomeawo
gbɔ, eye amesiame dzo tso afima
yi eƒe anyigba dzi. 25 Ɣemaɣi
la [h]fiaa ɖeke menɔ Israel o, eye
amesiame wɔ nusi dze eŋu.

# RUT ƑE AGBALẼ.

**Rut kple Naomi zɔ mɔ yi Betlexem.**

**1.** Le ɣeyiɣi, siwo me ʋɔnudrɔ̃-
lawo le dzi ɖum la, dɔ va anyi-
gba la dzi. Eye ŋutsua ɖe kple
srɔ̃a kpakple viaŋutsu eveawo ʋu
tso Betlexem-Yuda, bena woaɖa-
nɔ Moab-nyigba dzi. 2 Ŋutsu la
ŋkɔ nye Elimelex, eye srɔ̃a ŋkɔ
nye Naomi, viaŋutsu eveawo ŋkɔ-
wo nye Maxlon kple Xilion. Wo-
nye Efrayimtɔwo tso Betlexem-
Yuda, eye woʋu va Moab-nyigba
dzi henɔ afima. 3 Esi Naomi srɔ̃
Elimelex ku, eye eya kple viaŋu-
tsu eveawo kpɔtɔ la, 4 woɖe Moab-
nyɔnuwo, siwo dome ɖeka ŋkɔ
nye Orpa, eye evelia ŋkɔ nye
Rut; eye wonɔ afima anɔ ƒe ewo.
5 Ke wo ame eve la Maxlon kple
Xilion hã ku; ale nyɔnu la ƒe viwo
kple eve kpakple srɔ̃a wogblẽe
ɖi. 6 Tete eya kple lɔ̃xoawo wo-
tso hegbugbɔ tso Moab-nyigba
dzi; elabena ese le Moab-nyigba
dzi be, Yehowa kpɔ eƒe dukɔ la
ɖa, eye wòna abolo wo. 7 Ale
wòʋu tso afisi wònɔ la, eye lɔ̃-
xoa eveawo kplɔe ɖo; eye wodze
mɔ, be yewoagbugbɔ ayi Yuda-
nyigba dzi. 8 Tete Naomi gblɔ na
lɔ̃xoa eveawo bena: Mitrɔ, eye
mia dome amesiame negbugbɔ yi
dadaa ƒe me! Yehowa ave mia
nu, abe alesi mieve mía kple ame
kukuawo nui ene! 9 Yehowa ana
miakpɔ [d]dzudzɔ le mia srɔ̃wo ƒe [d] 3, 1.
me! Eye wòɖuɖɔ nu na wo; tete
wofa avi sesĩe 10 hegblɔ nɛ bena:
Míayi wò dukɔ gbɔ kpli wò boŋ!
11 Ke Naomi gblɔ bena: Vinyewo,
migbugbɔ! Nukaŋuti miebe, ye-
woayi kplim? Alo ŋutsuvie gale
dɔ me nam miava ɖea? 12 Vinye-
wo, migbugbɔ yi; elabena metsi
akpa, ne mayi srɔ̃ ɖe ge. Eye
ne megblɔ be, mele srɔ̃ ɖe ge le
zã sia me adzi ŋutsuviwo la, 13 ɖe
mialala, vaseɖe esime woatsia?
Alo ɖe miatsi anyi srɔ̃maɖemaɖea?
Gbeɖe, vinyewo! Mia tɔ koe le
veyem, elabena [e]Yehowa do asi [e] Hi. 19, 21.
ɖe gbɔnye! 14 Tete wogafa avi
sesĩe. Eye Orpa ɖuɖɔ nu na
lɔ̃xoa, ke Rut ya ku ɖe eŋu,
15 eye wògblɔ bena: Kpɔ ɖa,
atsuwòsi gbugbɔ yina eƒe dukɔ
kple eƒe mawu gbɔ; gbugbɔ dze
atsuwòsi yome! 16 Ke Rut gblɔ
bena: Megaƒoe ɖe nunye be, ma-
gblẽ wò ɖi agbugbɔ le yowòme
[a] Sam. II. 15, 21. o! Ke boŋ [a]afisi nayi la, afima
mayi; afisi natsi la, afima matsi;
wò dukɔ anye nye dukɔ, eye wò
Mawu anye nye Mawu; 17 afisi
naku ɖo la, afima maku ɖo, eye
afima woaɖim ɖo! Yehowa nefiam,
ne wòagafiam ɖe dzi; negbe ku
koe aklã mía dome! 18 Esi wò-
kpɔ be, eɖoe kplikpaa be, yeayi
kplii la, edzudzɔ nyaƒoƒo ɖe enu.
19 Ale woa kple eve la wodze
mɔ heva Betlexem. Eye esi woɖo
Betlexem la, du blibo la ƒo zi ɖe
wo ŋu le gbɔgblɔm bena: Naomi
enye sia? 20 Ke egblɔ na wo
bena: Migayɔm be Naomi o, hafi
[b] Mo. II. 15, 23. boŋ miyɔ [b]Mara nam; elabena
ŋusẽkatãtɔ la do nublanuitɔm!
21 Metsɔ nu geɖe yii, ke Yehowa
kplɔm gbɔe asi gbɔloe; nukaŋuti
miele yɔyem be Naomi, evɔ wò-
nye Yehowa do nublanuitɔm ɖe?
22 Ale Naomi gbɔ va aƒe, eye
lɔ̃xoa Rut, Moab-nyɔnu la, kpe ɖe
eŋu tso Moab-nyigba dzi; eye
wova Betlexem, esime wodze nu-
ŋeŋe gɔme.

**Rut fɔ bli le Boas ƒe agble me, eye Boas ve enu.**

**2.** Eye Naomi srɔ̃ ƒe ƒometɔa ɖe
tso Elimelex ƒe ƒome la me,
amesi ŋkɔ nye Boas, eye alɔme
le esi ŋutɔ. 2 Eye Rut, Moab-
nyɔnu la, gblɔ na Naomi bena:
Mayi agble me aɖaƒɔ lu dzɔdzɔe-
wo le amesi ave nunye la yome.
Eye wògblɔ nɛ bena: Heyi, vi-
nye! 3 Tete wòyi ɖaƒɔe le agble
me le nuxalawo yome; eye na-
netɔe agble la nye Boas, si tso
Elimelex-ƒomea me la tɔ. 4 Eye
kpɔ ɖa, Boas tso Betlexem va,
eye wògblɔ na nuŋelawo bena:
Yehowa anɔ anyi kpli mi! Woɖo
ŋu nɛ bena: Yehowa ayra wò!
5 Tete Boas bia eƒe dɔla, si le

nuxalawo dzi kpɔm bena: Ameka
ƒe nyɔnuvie nye ekem? 6 Dɔla,
si nye nuxalawo dzikpɔla, ɖo ŋu
bena: Moab-nyɔnu, si kple Nao-
mi wotso Moab-nyigba dzi vae.
7 Egblɔ nam bena: Na maƒɔ nu-
siwo dzɔ ɖe nubablawo domee le
nuxalawo yome la, aƒo ƒu na ɖo-
kuinye. Ɖdi ke wòva hetsi anyi
vaseɖe fifia, eye azɔ ko wòle gbɔ-
gbɔm ɖe eme vie. 8 Tete Boas
gblɔ na Rut bena: Vinye, see!
Megayi ɖaƒɔe le agble bubua ɖeke
me o, eye megadzo le afisia hã
o; ke boŋ lé ɖokuiwò ɖe nye dɔ-
lanyɔnuwo ŋu! 9 Afisiafi, si wole
nu xam le agblea me le nèkpɔ
la, dze wo yome, elabena mede
se na dɔlawo bena, womegaɖe fu
na wò o; eye ne tsikɔ le wuwòm
la, yi ɖe zeawo gbɔ nano tsi, si
dɔlawo du ɖi! 10 Tete wòde ta
agu hegblɔ nɛ bena: Aleke nève
nunye, eye nèbu nye amesi nye
amedzro la ale gbegbe? 11 Boas
ɖo ŋu gblɔ nɛ bena: Wogblɔ nu-
siwo katã nèwɔ na lɔ̃xowò le
srɔ̃wò ƒe ku megbe kple alesi
[a]nègblẽ fofowò kple dawò kpa- a 1, 16. 17.
kple mia de ɖi heʋu va dukɔ, si b 1, 9.
mènya tsã o gbɔ la nam. 12 Ye-
howa naɖo wò nuwɔwɔ teƒe na
wò, eye fetu dedie le Yehowa,
Israel ƒe Mawu, si ƒe aʋala te
nèva sisi ge tso la, gbɔ na wò!
13 Tete wògblɔ bena: Nye aƒetɔ,
ne ènya ve nunye ko, elabena
èfa akɔ nam, eye nèƒo nu kple
wò dɔlanyɔnu xɔlɔ̃tɔe, evɔ wònye
nyemede wò dɔlanyɔnuwo dome-
tɔa ɖeke nu o hafi! 14 Eye Boas
gblɔ nɛ bena: Nuɖuɣi ɖo, eyata
te va natsɔ abolo asisi ataditsi
aɖu! Tete wòbɔbɔ nɔ nuxalawo
kasa, eye wòtsɔ bliti memee nɛ,
eye wòɖui ɖi ƒo ɖe kpɔtɔ. 15 Eme-
gbe wòtsi tre gayi efɔ ge. Tete
Boas de se na eƒe dɔlawo bena:
Mina wòaƒɔe le bablawo hã do-
mee, eye migaka mo nɛ o; 16 mi-
lũ ɖewo le bablawo ŋu da ɖe
anyi nɛ, be wòaƒɔ, eye migahe
nya ɖe eŋu o![d] d Mo. III. 19, 9.
17 Ale wòƒɔe le agble la me
vaseɖe ɣetrɔ, eye wòƒo nusiwo
wòƒɔ la, anɔ lu efa ɖeka. 18 Eye
wòtsɔe va du la me, eye lɔ̃xoa
kpɔ nusi wòƒɔ. Tete wòde nusi e Mo. V 25, 5;
wòɖu ɖi ƒo kpɔtɔ la, ɖe go hetsɔ Hez. 16, 8.
nɛ. 19 Eye lɔ̃xoa biae bena: Afika
nèyi ɖaƒɔe le egbea? Eye afika
nèwɔ dɔ le? Woayra amesi bu
wò ale! Tete wò!o amesi gbɔ wò-
wɔ dɔ le la, na lɔ̃xoa gblɔ bena:
Ŋutsu, si gbɔ mewɔ dɔ le la, ŋkɔ
nye Boas. 20 Tete Naomi gblɔ
na lɔ̃xoa bena: Yehowa, si mete
eƒe amenuveve agbagbeawo kple
kukuawo o la, ayrae! Eye Naomi
gblɔ nɛ bena: Ŋutsu la míaƒe ƒo-
metɔe, eye mía srɔ̃ɖia wònye.
21 Rut, Moab-nyɔnu la, ɖo ŋu be-
na: Egblɔ nam hã bena, malé ɖo-
kuinye ɖe yeƒe dɔlawo ŋu, vaseɖe
esime yeƒe nuŋeŋe blibo la nawu
enu. 22 Tete Naomi gblɔ na lɔ̃-
xoa Rut bena: Enyo, vinye, be
nèle dedem kple eƒe dɔlanyɔnu-
wo, ne amea ɖeke magawɔ na-
neke wò le agble bubu me o!
23 Ale wòlé eɖokui ɖe Boas ƒe
dɔlanyɔnuwo ŋu hele efɔfɔ dzi,
vaseɖe esime lu kple ƒo ŋeŋe la
wu enu, eye wònɔ lɔ̃xoa gbɔ.

Rut ɖo to Naomi ƒe adaŋuɖoɖo.

3 Tete lɔ̃xoa Naomi gblɔ nɛ be-
na: Vinye, nyemadi [b]dzudzɔƒe
na wò, be wòanyo na wò oa?
2 Boas, amesi ƒe dɔlanyɔnuwo
gbɔ nènɔ la, enye míaƒe ƒometɔ.
Kpɔ ɖa, ele lu gbɔ ge egbe zã
le lugbɔƒe. 3 Eyata le tsi nasi
ami, eye naɖe avɔ ata ahayi lu-
gbɔƒe la; ke megana ŋutsu la na-
dze si wò o, vaseɖe esime wòaɖu
nu, eye wòano nu vɔ hafi! 4 Eye
ne eyi ɖamlɔ anyi la, ekema lé
ŋku ɖe afisi wòmlɔ la ŋu; eme-
gbe nayi aklo avɔ le afɔgbɔ nɛ
ahamlɔ anyi, ekema afia nusi na-
wɔ la wò. 5 Tete wòɖo ŋu nɛ
bena: Nusiwo katã nègblɔ la, ma-
wɔe!
6 Eye wòyi lugbɔƒe la hewɔ,
abe alesi lɔ̃xoa gblɔ nɛ pɛpɛpɛ
ene. 7 Esi Boas ɖu nu no nu,
eye eƒe dzi gbɔ ɖe eme la, eyi
be, wòamlɔ anyi ɖe lu, siwo woƒo
ƒu la, ƒe mlɔenu. Ke eva dzaa,
eye wòklo avɔ le afɔgbɔ nɛ he-
mlɔ anyi. 8 Le zãtiƒe la ŋutsu
la ɖi vo, eye wòbi kɔ, eye kpɔ
ɖa, nyɔnua ɖe mlɔ eƒe afɔde.
9 Tete wògblɔ bena: Wò ame-
kae? Eɖo ŋu bena: Nye Rut, wò
dɔlanyɔnue; [e]keke wò avɔ ɖe wò
dɔlanyɔnu dzi, elabena srɔ̃ɖia nè-

nye! 10 Eye wògblɔ bena: Ye-
howa ayra wò, vinye! Ede wò lɔlɔ̃
fia fifia wu [a]tsã; elabena mèdze
ɖekakpuiwo, ame dahe alo hotɔwo
yome o. 11 Eyata, vinye, megavɔ̃
o! Mawɔ nusiwo katã nègblɔ la
na wò; elabena nye dukɔ ƒe du
blibo la nyae bena, nyɔnu zãzɛ
nènye. 12 Nyateƒe, nyee nye
srɔ̃ɖia hafi; ke srɔ̃ɖia bubu li, esi
tsɔ ɖe gbɔwò wum. 13 Tsi afi-
sia dɔ, eye ne ŋu ke wòbe, yeaxɔ
wò la, enyo nexɔ wò; ke ne egbe
be, yemaxɔ wò o la, ekema meta
Yehowa ƒe agbe be, maxɔ wò.
Mlɔ anyi vaseɖe ŋu nake! 14 Tete
wòmlɔ eƒe afɔɖe vaseɖe ŋu ke,
eye wòfɔ, hafi asiƒome nava kɔ;
elabena egblɔ be, amea ɖeke me-
gadze sii be, nyɔnu va lugbɔƒe o!
15 Eye wògblɔ bena: Đo taɖedzi,
si le ŋuwò! Tete wòɖoe, eye wò-
ku lu dzidzenu ade ɖe eme, eye
wòlée nɛ, wòtsɔ yi dua me. 16
Eye esi wògbɔ va lɔ̃xoa gbɔ la,
ebiae bena: Aleke nèɖee, vinye?
Tete wòto nusiwo katã ŋutsua
wɔ nɛ la nɛ 17 hegblɔ bena: Lu
dzidzenu ade sia wòtsɔ nam, ela-
bena egblɔ be, megagbugbɔ yi
lɔ̃xowò gbɔ asi gbɔlo o! 18 Eye
wògblɔ bena: Gbɔ dzi ɖi ko, vi-
nye, vaseɖe esime nanya, alesi
nya la ava nɔ! Elabena ŋutsu la
maɖe dzi ɖi o, vaseɖe esime wòa-
ɖo ta na nya la egbea hafi.

**Boas de Rut wòzu srɔ̃ nɛ. Dawid ƒe dzidzimegbalẽ.**

4. Eye Boas yi agbo nu hebɔbɔ
nɔ afima. Eye kpɔ ɖa, srɔ̃ɖia,
si ŋu Boas ƒo nu le la, va yina,
eye wògblɔ bena: Xɔ̃, va bɔbɔ
nɔ afi! Eye wòyi ɖabɔbɔ nɔ anyi.
2 Eye wòɖe dumegã ewo hegblɔ
bena: Mibɔbɔ nɔ afi! Tete wobɔbɔ
nɔ anyi. 3 Eye wògblɔ na srɔ̃-
ɖia la bena: Naomi, amesi gbɔ
tso Moab-nyigba dzi la, le mía
nɔvi Elimelex ƒe agble dzram.
4 Eyata meɖo be, maka eta na
wò bena: Xɔe ƒle le nyaselawo
kple nye dukɔ la ƒe ame tsitsiwo
ŋku me! Ne èbe, yeaxɔe la, xɔe;
ke ne èbe, yemaxɔe o la, gblɔe
nam, ne mase! Elabena srɔ̃ɖia
bubua ɖeke megali kpe ɖe ŋuwò
o, negbe nye koe gale yowòme.
Eɖo ŋu bena: Maxɔe![g] 5 Eye
Boas gblɔ bena: Gbesigbe naxɔ
agblea aƒle le Naomi si la, gbe-
magbe naxɔ Moab-nyɔnu Rut, si
nye ame kuku la srɔ̃ hã, ne ame
kuku la [b]ŋkɔ natsi eƒe domenyinu
ŋu! 6 Tete srɔ̃ɖia la gblɔ bena:
Nyemate ŋu axɔe na ɖokuinye
o, ne nye domenyinu nagagblẽ
o; ke boŋ wòa xɔ nusi maxɔ
hafi la, na ɖokuiwò, elabena nye-
mate ŋu axɔe o! 7 [d]Tsã la, ne
wole nane xɔ ge le Israel, alo
wole li ɖɔ gee, eye wobe, woaɖo
kpe edzi la, ekema ame ɖeka ɖea
afɔkpa tsɔna na nɔvia; esia nye
ɖase le Israel. 8 Eyata esi srɔ̃-
ɖia la gblɔ na Boas bena: xɔe
ƒle la, eɖe eƒe afɔkpa. 9 Tete
Boas gblɔ na ame tsitsiawo kple
duametɔwo katã bena: Miawoe
nye ɖasefo egbea be, mexɔ Eli-
melex ƒe nuwo katã kpakple Xi-
lion kple Maxlon ƒe nuwo katã
ƒle le Naomi si. 10 Eye mexɔ
Moab-nyɔnu Rut, Maxlon srɔ̃, hã
wòzu srɔ̃nye, be ame kuku la ƒe
ŋkɔ natsi eƒe domenyinu ŋu, ne
ame kuku la ŋkɔ magatsrɔ̃ le nɔ-
viawo kple wo dedu me o! Mia-
woe nye ɖasefowo egbe! 11 Tete
duametɔ, siwo katã le agboa nu
kple ame tsitsiawo gblɔ bena:
Miawoe nye ɖasefo! Yehowa na-
wɔ na nyɔnu, si le aƒewò me va
ge la, abe Raxel kple Lea, nyɔ-
nu, siwo kple eve ɖo Israel ƒe aƒe
la tè dzi la ene! Wò alɔ neɖe
dzi le Efrata, eye wò ŋkɔ nenyɔ
le Betlexem! 12 Eye vi, si Yeho-
wa ana ɖetugbi sia nadzi na wò
la, nana wò aƒe nanɔ abe [e]Perez,
amesi Tamar dzi na Yuda la ƒe
aƒe ene!
13 Ale Boas ɖe Rut wòzu srɔ̃a,
eye esi wòɖɔ egbɔ la, Yehowa
[f]na wòfɔ fu dzi ŋutsuvi. 14 Tete
nyɔnuwo gblɔ na Naomi bena:
Woakafu Yehowa, si mete xɔna-
metɔ wò o, eye woanyɔ eƒe ŋkɔ
le Israel! 15 Afa akɔ na wò, eye
wòakpɔ dziwò le wò nyagãkuku
me; elabena lɔ̃xowò, si lɔ̃ wò, eye
wòɖe ŋutsuvi adre nu na wò gbɔ
edzi lae, dzii na wò! 16 Eye Nao-
mi xɔ ɖevi la ɖe akɔ, eye wòzu
enyila. 17 Eye afelikawo tsɔ ŋkɔ
nɛ hegblɔ bena: Wodzi ŋutsuvi
na Naomi! eye wona ŋkɔe be Obed;
eyae dzi Dawid fofo Isai.[h]

[a] 2, 11.
[b] Mo.V.25, 5. 6.
[d] Mo.V.25, 7-10.
[e] Mo. I. 38, 29.
[f] Ps. 127, 3.
[g] Mo. III. 25, 25.
[h] Mat. 1, 5. 6; Lu. 3, 32.

18 Perez ƒe dzidzimeviwo enye
si: Perez dzi Xezron,[a] 19 Xez-
ron dzi Ram, eye Ram dzi Ami-
nadab,[b] 20 Aminadab dzi [d]Naxe-
son, eye Naxeson dzi Salma, 21
Salma dzi Boas, eye Boas dzi
Obed, 22 Obed dzi Isai, eye Isai
dzi Dawid.[e]

a Mo. I. 46, 12; Kron. I. 2, 5.
b Kron. I. 2, 9 v. 15.
d Mo. IV. 1, 7.
e Sam. I. 16, 1. 11–13.

# SAMUEL ƑE AGBALẼ GBÃTƆ.

Xana ƒe gbedododa kple Mawu ƒe tododoe.

1 Ŋutsua ɖe tso Ramatayim-Zo-
fim le Efrayim-to la dzi, eŋkɔ
nye Elkana, amesi nye Yeroxam
vi, amesi nye Elihu vi, amesi nye
Toxu vi, amesi nye Zuf vi, eye
wònye Efrayimtɔ.[f] 2 Eɖe srɔ̃ eve,
ɖeka ŋkɔ nye Xana, eye evelia
ŋkɔ nye Penina; Penina dzi vı,
ke Xana medzi via ɖeke o.[g] 3 Eye
ŋutsu sia tsoa eƒe du me ƒe sia
ƒe yina ɖadoa gbe ɖa, eye wòasa
vɔ na Yehowa Zebaot le [h]Silo,
afisi Eli ƒe viŋutsu eveawo Xofni
kple Pinexas wonye nunɔla na
Yehowa le. 4 Gbesigbe Elkana
sa vɔ la, emãa lã na srɔ̃ Penina
kple viaŋutsuwo kpakple vianyɔ-
nuwo. 5 Ke ena lã Xana ɖe ame
eve nu, elabena elɔ̃ Xana, evɔ
wònye Yehowa tsi eƒe dɔ nu hafi.
6 Eye atsusia tsɔ dzikunyawo gbã
dzi nɛ, le esi Yehowa tsi eƒe dɔ
nu ta. 7 Alea wòwɔna ƒe sia ƒe,
eye godogodo, ne wova Yehowa
ƒe me la, edoa dziku nɛ, ale be
wòléa avi me, eye wòdoa kpo nu-
ɖuɖu. 8 Tete srɔ̃a Elkana gblɔ
nɛ bena: Xana, nuka le wɔwòm
nèle avi fam, eye nukaŋuti nègbe
nuɖuɖu, eye wò dzi le nu xam?
Ɖe nyemeɖe ŋutsuvi ewo nu na
wò oa? 9 Eye esi Xana ɖu nu
no nu le Silo vɔ la, etsi tre yi
Yehowa ŋku me. Eye nunɔla Eli
bɔbɔ nɔ atiklã dzi le Yehowa ƒe
gbedoxɔ la ƒe ʋɔtru nu. 10 Eye
wòle nu xam vevie, eye wòdo gbe
ɖa na Yehowa hele avi fam he-
hehe. 11 Eye wòɖe adzɔgbe gblɔ
bena: Yehowa Zebaot, ne èkpɔ
wò dɔlanyɔnu ƒe hiã ɖa, eye nèɖo
ŋku wò dɔlanyɔnu dzi, mèŋlɔe
be o, eye nèna ŋutsuvi wò dɔla-
nyɔnu la, ekema matsɔe na Ye-
howa le eƒe agbe me ŋkekewo ka-
tã me, eye [l]talũhɛ made ta ŋu nɛ
o! 12 Eye esi wòle gbe dom ɖa
le Yehowa ŋku me etefe didi la,
Eli lé ŋku ɖe eƒe nu ŋu. 13 Ke Xa-
na le nu ƒom le dzi me, negbe eƒe
nuyiwo koe le ʋaʋãm butubutu,
eye eƒe gbe mele dzi dem o;
eyata Eli bui ahamulae. 14 Eye
Eli gblɔ nɛ bena: Yekaɣi namu
aha ase ɖo? Na wein la nakɔ le
mo na wò! 15 Xana ɖo ŋu gblɔ
bena: Gbeɖe, nye aƒetɔ, nyɔnu
nuxala menye, nyemeno wein alo
aha muamea ɖeke o; ke boŋ nye
[i]dzimenyawoe meɖe ɖe go le Ye-
howa ŋku me. 16 Megabu wò
dɔlanyɔnu ame ɖigbɔe o, nye
hiãwo kple nuxaxawo ŋu mefo nu
le vaseɖe fifi! 17 Tete Eli gblɔ
bena: Yi le ŋutifafa me, Israel
ƒe Mawu la awɔ nusi nèbiae la
na wò! 18 Eɖo ŋu bena: Ne ève
wò dɔlanyɔnu nu ko! Emegbe
nyɔnu la lé eƒe mɔ, eye wòɖu nu,
eye megato mo azɔ o. 19 Eye wofɔ
ŋdi kanya ɖado gbe ɖa le Yeho-
wa ŋku me, emegbe wotrɔ yi woƒe
xɔ nu le Rama. Eye Elkana dɔ
srɔ̃ Xana gbɔ, eye Yehowa[k] ɖo
ŋku edzi.

Samuel dzidzi kple etsɔtsɔ yi Mawu ƒe aƒe me.

20 Esi ƒe trɔ la, Xana fɔ fu dzi
ŋutsuvi, eye wòna ŋkɔe bena Sa-
muel, elabena egblɔ be: Yehowa
si me mebiae le.
21 Eye Elkana kple eƒemetɔwo
katã yi, bena wòasa ƒevɔ, eye
wòawɔ eƒe adzɔgbeɖeɖewo dzi
na Yehowa. 22 Ke Xana ya meyi
o, elabena egblɔ na srɔ̃ bena: Ne
ɖevi la ɖi no la, ekema makplɔe
ayii, be wòado ɖe Yehowa ŋku
me, eye wòatsi afima ɖaa. 23 Tete
srɔ̃a Elkana gblɔ nɛ bena: Wɔ
alesi dze ŋuwò, tsi anyi, vaseɖe
esime naɖee le no nu! Yehowa
nena wò nya nava me ko! Ale
nyɔnu la tsi aƒe, eye wòna no via,
vaseɖe esime woɖee le no nu.
24 Eye esi woɖee le no nu la,

f Kron. I. 6, 11. 12. 19. 20.
g Mo. I. 29, 31.
h Yos. 18, 1.
i Ps. 62, 9.
k Mo. I. 30, 22.
l Mo. IV. 6, 2 v. 21.

ekplɔe ɖe asi, eye wòlė nyi, si
xɔ ƒe etɔ̃, kpe ɖe wɔ efa ɖeka
kpakple wein lãgbalẽgolo ɖeka ŋu
heyi. Eye Xana kple ɖevi la wova
Yehowa ƒe me le Silo. 25 Wowu
nyi la, eye wòkplɔ ɖevi la yi na
Eli. 26 Eye wògblɔ bena: Nye
aƒetɔ, taflatse! Nye aƒetɔ, meta
wò siaa! Nyee nye nyɔnu, si tsi
tre ɖe gbɔwò le teƒe sia do gbe
ɖa na Yehowa. 27 Ɖevi sia tae
medo gbe ɖa le, eye Yehowa [b]na
nusi mebiae la, va me nam. 28
Eyata [d]mekplɔe vɛ na Yehowa
le eƒe agbe me ŋkekewo katã me,
elabena Yehowa si me wobiae le.
Eye wòdo gbe ɖa na Yehowa le
afima.

Xana dzi kafukafuha.

2. Eye Xana do gbe ɖa gblɔ
bena: Nye dzi le aseye tsom
le Yehowa me, eye nye dzo do
lɔƒuu le Yehowa me, nye nu kè baa
ɖe nye futɔwo ŋu, elabena wò
ɖeɖe ladzɔ dzi nam![g] 2 Amea
ɖeke mele kɔkɔe abe Yehowa
ene o, ɖeke mekpe ɖe ŋuwò o,
eye agakpea ɖeke meli abe mia
Mawu la ene o! 3 Migano ade-
gbe ƒom atraɖii o, eye nya vlo
meganɔ dodom le mia nu o! Ela-
bena nunyawo ƒe Mawu enye Ye-
howa, amesi daa nuwɔwɔwo kpɔ-
na. 4 Kalẽtɔwo ƒe dati ŋe klikliklı,
eye ame benɔwo tsɔ ŋusẽ bla ali
dzi; 5 wotsɔ abolo tɔ agbate ƒo-
ɖilawo, ke dɔwuitɔwo tasi agba-
tetsɔtsɔ. Konɔ ke hã dzi adadre,
ke vi geɖe dzila ƒe dɔ lė ayi.
6 Yehowa [h]wua ame, eye eya ke
gbɔa agbe ame, edea ame tsiẽ, eye
wògahea ame doa goe. 7 Yehowa
wɔa ahetɔ kple kesinɔtɔ, eyae
[i]ƒua ame anyi, eye wògafɔa ame
ɖe dzii. 8 Eya [k]ɖea hiãtɔwo tso
kė me, eye wòhea ame dahewo
tso bafifi me, ne wòana woawo
kple amegãwo nanɔ kasɔsɔ me,
eye wòaɖe bubumewo ƒe zi asi
na wo; elabena anyigbatu me sɔ-
tiwo nye Yehowa tɔ, eye woawo
dzi wòtu xexeame godoo ɖo. 9
Ekpɔa eƒe ame dzɔdzɔewo ƒe afɔ
dzi, ke ame vlowo atsrɔ̃ ɖe viviti
me; elabena [o]ame ƒe ŋusẽ mena
wòzua dziɖula o. 10 Yehowa atsrɔ̃
eƒe futɔwo, eye wòaɖe gbe ɖe
wo dzi tso dziƒo; Yehowa adrɔ̃

a Ps. 132, 17.
b kp. 17.
d kp. 11.
e Mo. II. 27, 3.
f Mo. III. 3, 3-5.
g Lu. 1, 46—55.
h Mo. V. 32, 39.
i Ps. 75, 8.
k Ps. 113, 7. 8.
l Lu. 1, 80.
n Mo. II. 38, 8.
o Ps. 33, 16.

ɔɔnu anyigba ƒe mlɔenuwo. Ana
ŋusẽ eƒe fia, eye wòana eƒe ame-
siamina la ƒe [a]dzo nado lɔƒuu!
11 Emegbe Elkana dzo yi eƒe xɔ
nu le Rama; ke ɖevi la zu subɔla
na Yehowa le nunɔla Eli gbɔ.

Eli-viwo ƒe nu tovo wɔwɔ.

12 Ke Eli viŋutsuwo nye ame
vlowo, eye wometsɔ ɖeke le Ye-
howa ƒe nya 13 kple kɔnu, si le
nunɔlawo si ɖe dukɔa ŋu la me
o. Ne amea ɖe sa vɔ, eye wòle
lã ɖam la, ekema nunɔla ƒe dɔla
[e]léa gaflo nuetɔ̃e ɖe asi vɛ, 14
eye wòtɔ lãwo le gaze alo ze,
kutu alo agba me, eye nunɔla la
tsɔa nusianu, si gaflo la he ɖi
goe la, na eɖokui. Alea wowɔna
ɖe Israel blibo, si va Silo la ŋu.
15 Ɖewo la nunɔla ƒe dɔla vana,
hafi [f]woava tɔ dzo amiawo, eye
wògblɔna na amesi tsɔ vɔsa vɛ
bena: Tsɔ lã vɛ, ne woatɔ na nu-
nɔla, elabena mele lã bibi dim tso
asiwò o, ke boŋ mumua. 16 Ne
ame la ɖo ŋu be: Na woatɔ dzo
amiawo gbɔ, emegbe hã àxɔ nu-
sianu, si dze ŋuwò la, ekema
egblɔna be: Gbeɖe, ke boŋ nae
fififi, ne menye nenem o la, ma-
xɔe kple sesẽ! 17 Eye dɔlawo ƒe
vodada sɔ gbɔ le Yehowa ŋku
me, elabena woɖi gbɔ Yehowa ƒe
vɔsa le ameawo ŋku me.
18 Ke Samuel subɔna le Yeho-
wa ŋku me, enye ɖevi, eye wòdoa
aklala kɔmewu. 19 Gake dadaa
tɔa dziwui ɖagbia ɖe vana nɛ ƒe
sia ƒe, ne eya kple srɔ̃a wova
ƒevɔ sa ge. 20 Emegbe Eli yra
Elkana kple srɔ̃a gblɔ bena: Ye-
howa ana nyɔnu sia nadzi vi na
wò natsɔ ɖo amesi nèbia Yehowa
la teƒe! Eye wogbugbɔ yi wo nɔ-
ƒe. 21 Yehowa ɖo ŋku Xana dzi,
eye wòfɔ fu dzi ŋutsuvi etɔ̃ kple
nyɔnuvi eve. Ke Samuel ɖevi la[l]
tsi le Yehowa gbɔ.
22 Ke Eli ku amegã ɖeɖi, eye
wòse nusiwo katã viawo nɔa wɔ-
wɔm ɖe Israel blibo la ŋu kple
alesi wonɔa [n]nyɔnu, siwo le dɔ
wɔm le Mawu ƒe agbadɔ nu la
gbɔ dɔmee. 23 Eye wògblɔ na
wo bena: Nukaŋuti miele nusia
tɔgbe wɔm? Elabena mese miaƒe
nu vlo wɔwɔwo le dukɔ blibo sia
nu. 24 Menyo o hee, vinyewo! Ela-
bena nya, si Yehowa ƒe dukɔ la

le gbɔgblɔm mese la, menye nya nyui wònye o! 25 Ne amegbetɔ da vo ɖe nɔvia amegbetɔ ŋu la, ekema ʋɔnudrɔ̃lawo tsoa eme; ke ne amegbetɔ da vo ɖe Yehowa ŋu la, ameka aɖe kuku ɖe eta? Ke womese wo fofo ƒe gbe o, elabena Yehowa ɖo be, yeawu wo. 26 Ke Samuel ɖevi la [a]tsi ɖe dzi, eye eƒe nu nyo Yehowa kple amegbetɔwo ŋu.

Eli ƒe aƒe ƒe gbegblẽ gbɔgblɔɖi.

27 Eye Mawu ƒe amea ɖe va Eli gbɔ gblɔ nɛ bena: Yehowa ƒe gbe enye si: Meɖe ɖokuinye fia fofowò ƒe aƒe, le esime wonye kluviwo le Farao ƒe me le Egipte. 28 Metiae tso Israel-towo katã dome, be wòanye nunɔla nam, eye wòate ɖe nye vɔsamlekpui la ŋu, wòatsɔ nu ʋeʋẽe ado dzudzɔe, eye wòado kɔmewu la le ŋkunye me, eye metsɔ Israel-viwo ƒe [d]dzovɔsawo katã na fofowò ƒe aƒe la. 29 Nukaŋuti [e]miedo vlo nye vɔsalã kple nye nuɖuvɔsa, siwo meɖo hena nye nɔƒe la? Ebu viwòwo wum, eye mieɖu nye dukɔ ƒe vɔsanu nyuitɔwo da ami! 30 Eyata Yehowa, Israel ƒe Mawu la, ƒe gbe nye si: [f]Megblɔ tsã be, mana mía kple fofowò ƒe aƒe nanɔ ŋkunye me tegbee; ke azɔ la ale Yehowa gblɔ esi: Neɖe megbe xaa tso gbɔnye, elabena amesi buam la, mabui, eye amesi doa vlom la, mado vloe. 31 Kpɔ ɖa, [g]ŋua ɖe le keke ge, eye malã wò alɔ kple fofowò ƒe alɔ ɖa, ale be ame tsitsia ɖeke maganɔ aƒewò me o. 32 Eye nu nyui, siwo katã mawɔ na Israel la, abiã ŋu na wò, si nye nye nɔƒe la ƒe futɔ; ke ame tsitsia ɖeke manɔ aƒewò me akpɔ o. 33 Gake wò [h]ƒometɔ ɖeka ko nyematsrɔ̃ ɖa le nye vɔsamlekpui la gbɔ o, ne mana eƒe ŋkuwo nalé ayi, eye agbe nanye hiã nɛ; ke aƒewòmeviwo aku le ɖekakpui dzodzo me. 34 Nusi ava viwòwo kple eve Xofni kple Pinexas dzi la, anye dzesi na wò: Woa kple eve la [i]woaku gbe ɖeka! 35 Eye mado nunɔla nuteƒetɔ na ɖokuinye, amesi awɔ nu ɖe nye dzi dzi, eye wòawɔ nusi adze ŋunye; mana eƒe aƒe nali ke, eye wòadze nye amesiamina la ŋgɔ ɖaa. 36 Eye amesiwo akpɔtɔ ɖe aƒewò me la, dome ɖesiaɖe ava dze klo ɖe eŋku me, eye woabia ga kple aboloe agblɔ bena: Tsɔm kpe ɖe wò amesiwo le nunɔladɔ wɔm la ŋuti, ne makpɔ abolo aɖu!

[a] Lu. 2, 52.
[b] Am. 8, 11.
[d] Mo. IV. 18, 8.
[e] Dɔ. 8, 5.
[f] Mo. II. 28, 1.
[g] Fia. I. 2, 27.
[h] 22, 20.
[i] 4, 11.
[k] 2, 27—36.

Mawu ƒo nu kple Samuel, eye wobui abe Afetɔ la ƒe nyagblɔla nyateƒetɔ ene.

3 Eye Samuel ɖevi la subɔ Yehowa le Eli gbɔ. Xemaɣi la Yehowa [b]meƒoa nu enuenu o, eye ŋutega kpɔkpɔ mebɔ o. 2 Eva me gbe ɖeka bena, Eli mlɔ emlɔƒe; eƒe ŋkuwo le tsitsim, eye megale nu kpɔm o, 3 womekpɔ tsi Mawu ƒe akaɖiawo haɖe o, eye Samuel mlɔ Yehowa ƒe gbedoxɔ me, afisi Mawu ƒe aɖaka la le. 4 Tete Yehowa yɔ Samuel, eye wòtɔ gblɔ bena: Nyee nye si! 5 Enumake wòƒu du yi Eli gbɔ gblɔ bena: Nyee nye si, elabena èyɔm. Ke eɖo ŋu bena: Nyemeyɔ wò o, gbugbɔ yi ɖamlɔ anyi! Eye wòyi ɖamlɔ anyi. 6 Ke Yehowa gayɔ Samuel. Tete Samuel fɔ yi Eli gbɔ gblɔ bena: Nyee nye si, elabena èyɔm. Eɖo ŋu bena: Vinye, nyemeyɔ wò o, gbugbɔ yi ɖamlɔ anyi! 7 Samuel menya Yehowa haɖe o, eye Yehowa meɖe eƒe nya fiae haɖe o. 8 Yehowa gayɔ Samuel zi etɔ̃lia; enumake wòfɔ yi Eli gbɔ gblɔ bena: Nyee nye si, elabena èyɔm. Tete Eli dze sii bena, Yehowae le ɖevi la yɔm. 9 Eye Eli gblɔ na Samuel bena: Yi ɖamlɔ anyi, ne wogayɔ wò la, ekema gblɔ bena: Ƒo nu, Yehowa! Wò dɔla kè to ɖi. Eye Samuel yi ɖamlɔ emlɔƒe. 10 Tete Yehowa va tsi tre ɖi, eye wòyɔe abe tsã ene bena: Samuel! Samuel! Eye Samuel gblɔ bena: Ƒo nu, wò dɔla kè to ɖi! 11 Tete Yehowa gblɔ na Samuel bena: Kpɔ ɖa, mele nane wɔ ge le Israel, eye amesiame, si asee la, ƒe toawo kple eve me aɖi yeŋ! 12 Gbemagbe mana nusiwo katã megblɔ ɖe Eli ƒe aƒe ŋu la, nava me; madze egɔme, eye mawu enu. 13 Megblɔ nɛ be, mahe to na eƒe aƒe la kokoko le eƒe vodada ta, elabena enyae bena, viawo wɔ busunu, gake megbe na wo o.[k] 14 Eyata meka atam ɖe Eli ƒe aƒe la ŋu bena: Womatsɔ vɔsalã alo nuɖuvɔsa alé avu ɖe Eli ƒe

afe la ƒe vodada nu akpɔ o! 15
Eye Samuel mlɔ anyi, vaseɖe esi
ŋu ke, eye wòʋu Yehowa ƒe xɔ
la ƒe ʋɔtru. Ke Samuel le ŋu-
tega la gbɔgblɔ na Eli vɔ̃m. 16
Tete Eli yɔ Samuel bena: Vinye
Samuel! Etɔ bena: Nyee nye si!
17 Eye wògblɔ bena: Nya ka wo-
gblɔ na wò? Megaɣla naneke
ɖem o! Ne èɣla nusi wògblɔ na
wò la ɖe ɖem la, ekema Mawu
afia wò agafia wò ɖe edzi! 18
Tete Samuel gblɔ wo katã nɛ,
eye meɣla ɖeke ɖee o. Eye wò-
ɖo ŋu bena: Yehowae, [b]newɔ nu-
si dze eŋu ko!

19 Samuel va tsi, eye Yehowa
nɔ kplii, eye mena nyaa ɖeke to
le nya, siwo wògblɔ la me o.
20 Eye Israel blibo la tso Dan
vaseɖe Beerseba nyae bena, Ye-
howa bu Samuel nyatefetɔe, eye
wòɖoe nyagblɔɖilae. 21 Eye Ye-
howa gade asi eɖokuiɖeɖefia me
le Silo, elabena Yehowa ɖe eɖo-
kui fia Samuel le Silo to Yehowa
ƒe nya la me.

**Filistitɔwo ɖu Israel-viwo dzi, eye wotsɔ nu-
babladaka la dzoe. Eli kple viawo ku.**

**4.** Eye Samuel ƒe nya de Israel
blibo gbɔ. Eye Israel ho aʋa
ɖe Filistitɔwo ŋu; woƒu asaɖa
anyi ɖe Eben-Ezer gbɔ, eye Fi-
listitɔwo ƒu asaɖa anyi ɖe [d]Afek.
2 Eye Filistitɔwo ho ɖatɔ Israel,
eye aʋa la keke ta. Ke Filisti-
tɔwo si Israel, eye wowu ame
akpe ene ɖe aʋagbe dzi. 3 Esi
dukɔ la va asaɖa me la, Israel-
ame tsitsiwo gblɔ bena: Nukaŋuti
Yehowa si mí egbea le Filisti-
tɔwo nu? Mina míayi [f]aɖatsɔ Ye-
howa ƒe nubabladaka la tso Silo
va mía gbɔ, ne wòava mía dome
aɖe mí tso míaƒe futɔwo si me!
4 Eye dukɔ la dɔ ame ɖo ɖe Silo
woyi ɖatsɔ Yehowa Zebaot, si [g]le
Kerubiwo ta me la ƒe nubabladaka
tso afima vɛ, eye Eli vi eveawo
Xofni kple Pinexas kpe ɖe Mawu
ƒe nubabladaka la ŋu. 5 Eye esi
Yehowa ƒe nubabladaka la va asa-
ɖa me la, Israel blibo la tso aseye
hoo, ale be anyigba ʋuʋu. 6 Ke
esi Filistitɔwo se aseye la ƒe ɖiɖi
la, wogblɔ bena: Aseye gã ka
enye si le ɖiɖim le. Hebritɔwo ƒe
asaɖa me? Eye wose bena, Ye-
howa ƒe nubabladakae va asaɖa
la me. 7 Tete Filistitɔwo vɔ̃, ela-
bena wogblɔ bena: Mawu va asa-
ɖa la me. Eye wogblɔ bena: Nane
wɔ mí, elabena esia tɔgbe me-
dzɔ etsɔ kple nyitsɔ o! 8 Nane
wɔ mí tututu! Ameka aɖe mí atso
mawu ŋusẽtɔ siawo si me? Woa-
wo nye mawu, siwo tsɔ dɔvɔ̃ ge-
ɖewo wu Egiptetɔwo le gbedzi!
9 Milé dzi ɖe ƒo, eye miwɔ ŋu-
tsu, mi Filistitɔwo, ne miaganye
kluvi na Hebritɔwo, abe alesi wo-
nye [a]kluvi na mí tsã ene o! Eya-
ta miwɔ ŋutsu, eye miwɔ aʋa!
10 Filistitɔwo wɔ aʋa la, eye wosi
Israel, ale be wo dome amesiame
si yi eƒe agbadɔ me; woɖu dzi
gãa ɖe, eye afɔzɔla akpe blaetɔ̃
tsi le Israel ŋu. 11 Woxɔ Mawu
ƒe aɖaka la, eye Eli vi eveawo
Xofni kple Pinexas tsi aʋa.

12 Eye Benyamintɔa ɖe ƒu du
tso aʋagbe dzi va ɖo Silo gbema-
gbe; awu vuvu le eŋu, eye anyi
le ta me nɛ. 13 Esi wòva la, kpɔ
ɖa, Eli bɔbɔ nɔ zikpui dzi le agbo
nu hele mɔ ta kpɔm, elabena Ma-
wu ƒe aɖaka la na meɖe dzi ɖi o.
Eye esi ŋutsu la va gblɔe le dua
me la, tete du blibo la do ɣli.
14 Esi Eli se ɣli la ƒe ɖiɖi la,
egblɔ bena: Nuka wɔ ameha la
le ɣli dom? Enumake ŋutsu la
ɖe abla va to nya la na Eli. 15
Eli xɔ ƒe blaasieke vɔ enyi, eye
eƒe [e]ŋkuwo tsi, megate ŋu le nu
kpɔm o. 16 Ŋutsu la gblɔ na Eli
bena: Aʋagbe dzi metso, egbea
mesi tso aʋagbe dzi! Eye wòbiae
bena: Aleke nya la le, vinye?
17 Dɔla la ɖo ŋu gblɔ bena: Is-
rael si le Filistitɔwo nu, eye wosi
dukɔ la tɔtɔtɔ; viwò eveawo Xofni
kple Pinexas hã ku, eye woxɔ
Mawu ƒe aɖaka la! 18 Esi wòse
Mawu ƒe aɖaka ŋkɔ la, emũ tso
eƒe zikpui dzi ŋedze ɖe agbo la
nu, eye wòtɔ kɔ heku; elabena
ame tsitsi wònye, eye kpekpe le
eŋu. Edrɔ̃ ʋɔnu na Israel ƒe
blane sɔŋ.

19 Ke fu tsi ɖe lɔ̃xoa, Pinexas
srɔ̃ ƒo. Eye esi wòse be, woxɔ
Mawu ƒe aɖaka la, eye toa kple
srɔ̃ woku la, enɔ klo dzi, eye wò-
dzi vi, elabena fua le eɖum ve-
vie. 20 Eye esi wòle kuɖɔ ƒom
la, amesiwo le tsitre ɖe egbɔ la,

[a] Ŋɔn. 13, 1.
[b] Sam. II. 15, [illegible]
[d] Yos. 15, 53.
[e] 3, 2.
[f] 14, 18.
[g] Sam. II. 6, 2.

gblɔ nɛ bena: [a]Megavɔ̃ o, elabena
ŋutsuvie nèdzi! Ke medo ŋu na
wo o, eye medo toe o. 21 Eye
wòna ŋkɔ ɖevi la bena Ikabod
hegblɔ bena: [b]Ŋutikɔkɔe dzo le
Israel, elabena woxɔ Mawu ƒe
aɖaka la, eye toa kpakple srɔ̃a
woku. 22 Eye wògblɔ bena: Ŋu-
tikɔkɔe dzo le Israel, elabena
woxɔ Mawu ƒe aɖaka la!

**Nubabladaka le Dagon ƒe gbedoxɔ me. Fuɖeɖe, si va Filistitɔwo dzi.**

**5.** Ke Filistitɔwo xɔ Mawu ƒe
aɖaka la, eye wotsɔe tso Eben-
Ezer va Asdod. 2 Esi Filistitɔwo
xɔ Mawu ƒe aɖaka la, wotsɔe va
Dagon ƒe me, eye wodae ɖe [d]Da-
gon gbɔ. 3 Ke esi Asdodtɔwo
fɔ ŋdi kanya la, kpɔ ɖa, Dagon
tsɔ mo bu anyi ɖe Yehowa ƒe
aɖaka la ŋgɔ, eye wofɔ Dagon
gatsɔ ɖo eteƒe. 4 Esi wogafɔ ŋdi
kanya la, kpɔ ɖa, Dagon tsɔ mo
bu anyi ɖe Yehowa ƒe aɖaka la
ŋgɔ, eye ta kpakple asibayawo
kple eve dudu le Dagon ŋu, eye
wòƒo kponogo ɖi. 5 Eyata Dagon
ƒe nunɔlawo kple amesiwo katã
dea Dagon ƒe me la, megaɖoa afɔ
Dagon ƒe kpui nu le Asdod va-
seɖe egbe o.
6 Eye Yehowa ƒe asi sẽ ɖe As-
dodtɔwo dzi, egblẽ wo, eye [f]wòna
fofoe te Asdodtɔwo kple amesiwo
le woƒe nutowo me. 7 Esi Asdod-
tɔwo kpɔ bena, ale nɔ ge wòala
la, wogblɔ bena: Israel ƒe Mawu
la ƒe aɖaka la meganɔ mía gbɔ
o, elabena eƒe asi sẽ ɖe mía kple
míaƒe mawu Dagon dzi. 8 Eye
wodɔ ame woɖaƒo Filistitɔwo ƒe
amegãwo katã nu ƒu va wo gbɔ,
eye wogblɔ bena: Aleke míele
Israel ƒe Mawu ƒe aɖaka la wɔ
gee? Wodo ŋu be: Mitsɔ Israel
ƒe Mawu ƒe aɖaka la ɖo ɖe Gat!
Tete wodo Israel ƒe Mawu ƒe
aɖaka la ɖa. 9 Ke esi aɖaka la va
afima la, Yehowa ƒe asi he ŋɔdzi
gãa ɖe va du la dzi, eye wòna
fofoe te duametɔwo, ɖeviwo kple
ame tsitsiwo siaa. 10 Eye wodo
Mawu ƒe aɖaka la ɖe Ekron; ke
esi Mawu ƒe aɖaka la va Ekron
la, Ekrontɔwo do ɣli gblɔ bena:
Wodo Israel ƒe Mawu ƒe aɖaka
la ɖe mía gbɔ, be woawu mía kple
míaƒe dukɔ la! 11 Tete wodɔ ame
woyi ɖaƒo Filistitɔwo ƒe amegãwo
katã nu ƒu, eye wogblɔ bena: Mi-
gbugbɔ Israel ƒe Mawu ƒe aɖaka
la ɖada ɖe eteƒe, bena magawu
mía kple mía dukɔ la o! Elabena
dzidzi ƒo du blibo la kutɔkutɔe,
eye Mawu ƒe asi sẽ le afima.
12 Amesiwo meku o la, fofoe te
wo, eye du la ƒe ɣli ɖe dzi.

**Filistitɔwo gbugbɔ nubabladaka la vɛ kple nunanawo.**

**6.** Esi Yehowa ƒe aɖaka la tsi
Filistitɔwo ƒe anyigba dzi ɣleti
adre la, 2 Filistitɔwo yɔ nunɔlawo
kple afakalawo gblɔ bena: Aleke
míele Yehowa ƒe aɖaka la wɔ gee?
Migblɔ alesi míawɔ, hafi aɖoe ɖe
eteƒe la na mí! 3 Tete wodo ŋu
bena: Ne miebe, yewoaɖo Israel
ƒe Mawu ƒe aɖaka lɔ ɖa la, eke-
ma migaɖoe ɖa ƒuƒlu o; ke boŋ
mitsɔ avulénu kpe ɖe eŋu! Eke-
ma miaƒe lãme asẽ, eye ne eƒe
asi madzo le mia ŋu o hã, mia-
nya. 4 Eye wogblɔ bena: Avu-
lénu ka míatsɔ akpe ɖe eŋu?
Wodo ŋu bena: Miwɔ sikaƒoƒoe
atɔ̃ kple sikafi atɔ̃ ɖe Filistitɔwo
ƒe [e]amegãwo ƒe xexlẽme nu, ela-
bena dɔvɔ̃ ɖeka ŋugbe va mi
katã kple miaƒe amegãwo dzi!
5 Miwɔ miaƒe ƒoƒoeawo kple afi,
siwo le miaƒe anyigba gblẽm la,
ƒe nɔnɔme, eye miɖe bubu Israel
ƒe Mawu la ŋu! Ɖewohĩ ana eƒe
asi, si va mia ŋutɔwo kple miaƒe
mawuwo kpakple miaƒe anyigba
dzi la, dzi naka aɖe. 6 Nukaŋuti
miebe, yewoasẽ dzime, abe alesi
[g]Egiptetɔwo kple Farao sẽ dzi-
mee enea? Alo esi wòɖee le eme
na wo ɖe, [h]womeɖe asi le wo ŋu
wodzo oa? 7 Eyata mifɔ nuwo
vɛ, ne miawɔ tasiaɖam yeye ɖe-
ka, eye mikplɔ nyivinɔ eve, siwo
womeku kɔkuti kɔ na wo kpɔ o
la, kpe ɖe eŋu; mitsi nyinɔawo
ɖe tasiaɖam la ŋu, eye milé wo
viwo le wo ŋu va aƒee! 8 Mikɔ
Yehowa ƒe aɖaka la da ɖe tasia-
ɖam la me, eye mifɔ sikanu, siwo
nye avulénu mietsɔ kpe ɖe eŋu
la, ɖe aɖakavi me da ɖe exa, eye
miɖoe ɖa wòayi. 9 Eye ne miekpɔ
bena, elé afemɔ ɖo ta Bet-Semes
la, ekema eyae he dzɔgbevɔ̃e gã
sia va mía dzi; ke ne mele alea
o la, ekema míanyae bena, menye

a Mo. I. 35, 17.
b Ps. 78, 61.
d Ʋɔn. 16, 23.
e Yos. 13, 3.
f Ps. 78, 66.
g Mo. II. 8, 11.
h Mo. II. 12, 31.

efe asie va mía dzi o, ke boŋ nua
de fomevie wɔ mí.
10 Tete ŋutsuawo wɔ alea; wolé
nyivinɔ eve, eye wotsi wo de
tasiadam la ŋu, ke wotsi ka wo
viwo de afe. 11 Emegbe wotsɔ
Yehowa fe adaka la kple adakavi,
si me sikafiawo kple wofe fofoe,
siwo wowɔ le la, da de tasiadam
la me. 12 Eye nyinɔwo lé mɔ kɔ̃
do ta Bet-Semes, wolé mɔ deka
hele xɔxlɔ̃m, eye womedze de
dusi alo mia me o. Eye Filisti-
tɔwo fe amegãwo le wo yome
vasede Bet-Semes fe lifo dzi.
13 Ke Bet-Semestɔwo le lu ŋem
le bali la me, eye wofɔ kɔ dzı
kpɔ adaka la; eye esi wokpɔe la,
wokpɔ dzidzɔ. 14 Esi tasiadam
la va Bet-Semestɔ Yosua fe agble
me, afisi kpe gãa de le la, etɔ de
afima. Eye wodze tasiadam la wɔ
nakee hetsɔ nyinɔwo sa numevɔ
na Yehowa. 15 Eye Lewitɔwo kɔ
Yehowa fe adaka la kple adakavi,
si kpe de eŋu, si me sikanuawo
le, eye woda wo de kpe gã la
dzi. Eye Bet-Semestɔwo sa nu-
mevɔ kple akpedavɔ na Yehowa
gbemagbe. 16 Filistitɔwo fe ame-
gã atɔ̃awo kpɔ etefe, eye wogbu-
gbɔ yi Ekron gbemagbe ke.
17 Sikafofoe, siwo Filistitɔwo
tsɔ lé avu Yehowa, wonye si:
Asdodtɔ deka, Gazatɔ deka, As-
kalontɔ deka, Gattɔ deka kple
Ekrontɔ deka. 18 Eye sikafiawo
le amegã atɔ̃awo fe xexlẽme nu,
amesiwo le Filistitɔwo fe duwo
katã nu, tso du, siwo ŋu wodo
glí do gbɔ vasede agblekɔfewo
gbɔ. Kpe gã, si dzi woda Yehowa
fe adaka la do la, le Bet-Semestɔ
Yosua fe agble me vasede egbe.
19 Eye wòwu amewo le Bet-Se-
mestɔwo dome, elabena [g]wokpɔ
Yehowa fe adaka la. Ewu ame
akpe blaatɔ̃ kple blaadre le dukɔ
la dome. Tete dukɔ la fa konyi,
elabena Yehowa wu amewo le
dukɔ la dome ŋutɔ. 20 Eye Bet-
Semestɔwo gblɔ bena: Ameka
ate ŋu anɔ te de Yehowa, Mawu
kɔkɔe sia nu? Eye ameka gbɔ
wòatso mía gbɔ ayi? 21 Tete
wodɔ ame do de Kiryat-Yearim-
tɔwo gblɔ bena: Filistitɔwo gbu-
gbɔ Yehowa fe adaka la ve, mi-
va, ne miakɔe ayi mia gbɔe!

**Israel-viwo trɔ dzime, eye wodu Filistitɔwo dzi. Eben-Ezer. Samuel nye ʋɔnudrɔ̃la le Israel.**

7 Tete Kiryat-Yearimtɔwo va kɔ
Yehowa fe adaka la yi dada
de togbɛ dzi le Abinadab fe me,
eye wokɔ via Eleazar ŋu, ne wòa-
kpɔ Yehowa fe adaka la dzi. 2 Tso
gbesigbe adaka la va [a]Kiryat-Yea-
rim la, ŋkeke-ŋkekewo le yiyim
anɔ fe blave sɔŋ. Eye Israel fe
afe blibo la trɔ de Yehowa ŋu.
3 Tete Samuel gblɔ na Israel fe
afe blibo la bena: Ne mietrɔ de
Yehowa ŋu kple miafe dzi blibo
la, ekema [b]mide mawu bubuwo
kple Astartewo da le mia dome;
mitsɔ miafe tame do Yehowa ŋu,
eye misubɔ eya dedeko, ne wòade
mi tso Filistitɔwo si me! 4 Tete
Israel-viwo de [d]Baalwo kple Astar-
tewo da, eye wosubɔ Yehowa de-
deko. 5 Eye Samuel gblɔ bena:
Mifo Israel blibo la nu fu va
[e]Mizpa, ne made kuku na Yeho-
wa de mía ta! 6 Tete wova kpe
ta de Mizpa, eye woku tsi fo de
anyi le Yehowa ŋku me hetsi nu
dɔ gbemagbe, eye wogblɔ le afi-
ma bena: Miewɔ nuvɔ̃ de Yeho-
wa ŋu. Eye Samuel drɔ̃ ʋɔnu
Israel le Mizpa. 7 Esi Filistitɔwo
se bena, Israel-viwo kpe ta de
Mizpa la, Filistitɔwo fe amegãwo
ho de Israel ŋu; ke esi Israel-
viwo see la, vɔvɔ̃ do wo le Fili-
stitɔwo ŋu. 8 Tete Israel-viwo
gblɔ na Samuel bena: [f]Megadzu-
dzɔ kukudede na Yehowa, mía
Mawu la, de mía ta o, ne wòade
mí tso Filistitɔwo si me! 9 Eye
Samuel lé alẽvi, si gale no nom,
hesa numevɔe, eye wòtɔ dzoe
blibo na Yehowa; eye Samuel de
kuku na Yehowa de Israel ta,
eye Yehowa do toe. 10 Esi Sa-
muel le numevɔa sam la, Filisti-
tɔwo ho aʋa va gogo Israel. Tete
Yehowa de gbe sesie de Filisti-
tɔwo dzi gbemagbe, eye wòtɔtɔ
wo, ale be Israel si wo. 11 Israel-
ŋutsuwo do tso Mizpa heti Fili-
stitɔwo yome, eye wowu wo va-
sede Bet-Kar fe anyigbe. 12 Eye
Samuel kɔ kpea de do Mizpa
kple Sen dome, eye wòna ŋkɔe
be Eben-Ezer hegblɔ bena: Afi
Yehowa kpe de mía ŋu va se do!
13 Wobɔbɔ Filistitɔwo de anyi,
eye tso ekema dzi womegava Is-

a Kron. I. 13, 6.
b Mo. I. 35, 2; Yos. 24, 23.
d Don. 10, 6. 16.
e 10, 17; Don. 11, 11; 20, 1.
f 12, 23.
g Mo. IV. 4, 20; Sam. II. 6, 6. 7.

rael-nyigba dzi kpɔ o, eye Ye-
howa ƒe asi nɔ Filistitɔwo dzi le
Samuel ƒe agbe me ŋkekewo katã
me. 14 Eye du, siwo Filistitɔwo
xɔ le Israel si la, gasu Israel si.
Ale Israel xɔ Ekron vaseɖe Gat
kple woƒe anyigbawo le Filisti-
tɔwo si. Eye ŋutifafa ɖo Israel
kple Amoritɔwo dome.
15 Samuel drɔ̃ ʋɔnu na Israel
le eƒe agbe me ŋkekewo katã me.
16 Etsana ƒe sia ƒe dea Betel,
Gilgal kple Mizpa, eye wòdrɔ̃a
ʋɔnu na Israel le du siawo katã
me. 17 Emegbe wòtrɔna va Ra-
ma, elabena afima eƒe xɔnu le,
eye wòdrɔ̃a ʋɔnu na Israel le
afima, eye wòɖi vɔsamlekpui ɖe
afima na Yehowa.

#### Israel-viwo di fia na wo ɖokui.

**8.** Eye wòva me, esime Samuel
tsi la, etsɔ viaŋutsuwo ɖo ʋɔ-
nudrɔ̃lawo ɖe Israel nu. 2 Via-
ŋutsu ŋgɔgbea ŋkɔ nye Yoel,
evelia ŋkɔ nye Abia; woawoe nye
ʋɔnudrɔ̃lawo le Beerseba.[a] 3 Ke
viaŋutsuwo meto eƒe ʋe me o, eye
wodi viɖe yome, woxɔ zãnu, eye
wotrɔ gbo ʋɔnudɔdrɔ̃.[b] 4 Tete
Israel-ame tsitsiwo katã va kpe ta
ɖe Samuel gbɔ le [d]Rama, 5 eye
wogblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, ètsi,
eye viwòwo mele wò ʋe me tom
o; eyata [e]ɖo fia na mí, amesi
adrɔ̃ ʋɔnu na mí, abe alesi wòle
le dukɔwo katã dome ene! 6 Ke
nya la medze Samuel ŋu o, esi
wogblɔ be: Ɖo fia na mí, ne wòa-
drɔ̃ ʋɔnu na mí! Eye Samuel do
gbe ɖa na Yehowa. 7 Eye Ye-
howa gblɔ na Samuel bena: Ɖo
to dukɔ la ƒe gbe le nusianu, si
woagblɔ na wò la me; elabena
menye wòe wogbe o, ke boŋ nyee
wogbe be, nyemagaɖu fia ɖe yewo
dzi o. 8 Alesi wole wɔwɔm tso
gbesigbe mekplɔ wo tso Egipte
vaseɖe egbe, eye wogblẽm ɖi
subɔ mawu bubuwo la, nenema
pɛpɛpɛ wole wɔwɔm ɖe wò hã
ŋuwò. 9 Eyata ɖo to woƒe gbe;
ɖeko naxlɔ̃ nu wo, eye nato fia,
si le wo dzi ɖu ge la, ƒe kɔnuwo
na wo!

#### Samuel ɖe gbe ƒã nusi fia abia tso wo si la na wo.

10 Tete Samuel gblɔ Yehowa
ƒe nyawo katã na dukɔ, si le fia
biam le egbɔ, 11 hegblɔ bena:
Fia, si le mia dzi ɖu ge la, ƒe
kɔnuwo enye si: Axɔ mia viŋu-
tsuwo, eye wòatsɔ wo aɖo eƒe ta-
siaɖam kple eƒe sɔdolawo nu, ne
woanɔ du ƒum le eƒe tasiaɖam
ŋgɔ. 12 Atsɔ wo aɖo amegãwo
ɖe ame akpe kple ame blaatɔ̃ nu
na eɖokui, woaŋlɔ agble nɛ, eye
woaŋe nu nɛ, woatu aʋawɔnuwo
nɛ, eye woawɔ tasiaɖam ŋu nuwo
nɛ. 13 Atsɔ mia vinyɔnuwo awɔ
amitɔlawo, nuɖalawo kple abo-
loƒolawoe. 14 Eye wòaxɔ agble,
weingble kple amitibɔ nyuitɔwo
le mia si atsɔ na eƒe dɔlawo.
15 Axɔ agblemenu kple weingble-
menu ƒe ewolia le mia si na eƒe
afedzikpɔlawo kple dɔlawo. 16 Axɔ
miaƒe dɔlaŋutsuwo kple dɔlanyɔ-
nuwo kple miaƒe ɖekakpui zãzɛ-
wo kpakple miaƒe tedziwo, ne
woawɔ dɔ nɛ. 17 Axɔ miaƒe alẽ-
wo ƒe ewolia, eye mianye dɔlawo
nɛ. 18 Gbemagbe miado ɣli le
fia, si mietia la ta; ke Yehowa
maɖo to mi o. 19 Gake dukɔ la
gbe toɖoɖo Samuel hegblɔ bena:
Gbeɖe, ke boŋ fia nenɔ mía nu,
20 ne míawo hã mianɔ abe du-
kɔwo katã ene! Míaƒe fia nadrɔ̃
ʋɔnu na mí, eye wòadze mía ŋgɔ
awɔ aʋa na mí! 21 Eye Samuel
se dukɔ la ƒe nyawo katã, eye
wògblɔ wo ɖe Yehowa ƒe to me.
22 Eye Yehowa gblɔ na Samuel
bena: [f]Ɖo to woƒe gbe, eye naɖo
fia ɖe wo nu! Tete Samuel gblɔ
na Israel-ŋutsuwo bena: Mia do-
me amesiame negbugbɔ yi eƒe
du me!

#### Saul va Samuel gbɔ.

**9.** Ŋutsua ɖe le Benyamin, eŋkɔ
nye Kis, amesi nye Abiel vi,
amesi nye Zeror vi, amesi nye
Bexorat vi, amesi nye Afia vi;
enye Benyamintɔa ɖe ƒe vi, eye
alɔme le esi. 2 Eye ŋutsuvia ɖe
le esi, si ŋkɔ nye Saul, enye ɖe-
kakpui, eye wòdze ɖeka ŋutɔ,
amea ɖeke medze ɖeka wui le
Israel-viwo dome o, [g]eye wòkɔ,
ale be dukɔ blibo la se abɔta nɛ.
3 Eye Saul fofo Kis ƒe tedzinɔwo
bu, eye Kis gblɔ na via Saul be-
na: Kplɔ ame ɖeka le dɔlawo do-
me ɖe asi, eye tso, nayi aɖadi te-
dzinɔawo! 4 Eye wotsa le Efra-

a Kron. I. 6, 13.
b Mo. V. 16, 19.
d 7, 17.
e Mo. V. 17, 14; Hos. 13, 10; Dɔ. 13, 21.
f kp. 7, 9.
g 10, 23.

yim-to kple Salisa-nyigba dzi
womekpɔ wo o; wotsa le [a]Saalim-
nyigba dzi, ke womele afima o,
eye wotsa le Benyamin-nyigba
dzi, gake womekpɔ wo o. 5 Esi
wova Zuf-nyigba dzi la, Saul gblɔ
na dɔla, si le eŋu bena: Na mía-
trɔ, ne [b]fofonye magaɖe ŋku le
tedzinɔawo ŋu, eye wòanɔ nu
xam le mía ŋu o! 6 Eɖo ŋu nɛ
bena: Kpɔ ɖa, Mawu ƒe amea ɖe
le du keme me, eƒe ŋkɔ nyɔ, eye
nusianu, si wògblɔna la, vaa me.
Eyata na míayi afima, ɖewohĩ afia
mɔ, si míato la mí. 7 Saul gblɔ
na eƒe dɔla bena: Ne míeyi ɖe,
nuka míatsɔ ayi na ame la? Ela-
bena abolo vɔ le akplo me na mí,
eye nunanaa ɖeke hã meli míatsɔ
ayi na Mawu ƒe ame la o. Nukae
heli ma? 8 Tete dɔla la gaɖo ŋu
na Saul gblɔ bena: Kpɔ ɖa, klo-
salo sekel eneliawo ɖeka le asi-
nye, eya matsɔ na Mawu ƒe ame
la, ne wòafia mɔ mí. 9 Tsã, ne
woyina nu bia ge Mawu le Israel
la, wogblɔna bena: Mina míayi
[c]nukpɔla gbɔ! Elabena amesi wo-
yɔna fifia be nyagblɔɖila la, eya
woyɔna tsã be nukpɔla. 10 Saul
gblɔ na eƒe dɔla la bena: Wò nya
la le eme, va míyi! Tete woyi
du, si me Mawu ƒe ame la le la
me. 11 Esi wole to liam yina
dua me la, wokpe nyɔnuviwo wo-
yina tsi du ge, eye wobia wo
bena: Nukpɔla le afisia? 12 Wo-
ɖo ŋu na wo bena: Ɛ, ele afisia,
afɔ netsɔ na mi, eva dua me
egbea, elabena dukɔ la le vɔ sa
ge le to dzi egbea. 13 Ne miede
dua me la, miatui, hafi wòava yi
nuɖuƒe le to la dzi; elabena du-
kɔ la meɖua nu o, vaseɖe esime
wòvana va yra vɔsanu la, hafi
amesiwo wokpe vɛ la dua nu.
Eyata miyi, elabena miele etu ge
egbea kokoko! 14 Tete woyi dua
me. Eye esi woɖo dua me la, wo-
kpe Samuel wòyina ɖe to la dzi.
15 Ke Yehowa de gbe to me
na Samuel ŋkeke ɖeka va yi, hafi
Saul nava ɖo, gblɔ bena: 16 Etsɔ
wɔle siawo la mele ŋutsua de ɖo
ge ɖe wò tso Benyamin-nyigba
dzi, nasi ami nɛ, wòanye amegã
ɖe nye dukɔ Israel nu, eya naɖe
nye dukɔ tso Filistitɔwo si me;
elabena mekpɔ nye dukɔ ɖa, eye

[a] Yoh. 3, 23.
[b] 10, 2.
[c] Fia. II. 17, 13; Kron. I. 9, 22; Mo. IV. 24, 3.
[d] 15, 17.

eƒe ɣli ɖi va gbɔnye. 17 Esi Sa-
muel kpɔ Saul la, Yehowa gblɔ
nɛ bena: Kpɔ ɖa, ŋutsu, si ŋu nya
megblɔ na wò la, enye si; eyae
aɖu fia ɖe nye dukɔ nu. 18 Tete
Saul te ɖe Samuel ŋu le agbo la
nu gblɔ bena: Taflatse, gblɔe
nam, afika nukpɔla ƒe aƒe le?
19 Samuel ɖo ŋu na Saul gblɔ
bena: Nyee nye nukpɔla la. Dze
ŋgɔnye yi to la dzi, eye miaɖu
nu kplim egbea! Etsɔ ŋdi la mado
mɔ wò, eye maɖe nusiwo katã le
wò dzi me la afia wò. 20 Megatsi
dzi le tedzinɔ, siwo bu na wò
ŋkeke etɔ̃ enye egbe la ŋu o,
elabena wokpɔ wo! Eye ameka
tɔ enye Israel ƒe nu veviwo ka-
tã? Ɖe menye mia kple fofowò
ƒe aƒe blibo la tɔa oa? 21 Saul
ɖo ŋu gblɔ bena: Ɖe menye Ben-
yamintɔ menye tso Israel ƒe to
suetɔ me, eye nye ƒome enye
[d]gblɔetɔ le Benyamin-to la ƒe ƒo-
meawo me oa? Nya ka enye si
gblɔm nèle nam? 22 Tete Samuel
kplɔ Saul kple eƒe dɔla yi xɔa
me, eye wòna wobɔbɔ nɔ tade-
nɔƒe le amesiwo wokpe la dome;
woanɔ ame blaetɔ̃. 23 Azɔ Samuel
gblɔ na nuɖala bena: Tsɔ lã, si
mede asi na wò hegblɔ be, na-
dzrae ɖo ɖe ɖokuiwò gbɔ la vɛ!
24 Tete nuɖala yi ɖatsɔ ata kple
nusiwo le eŋu la, va ɖo Saul kɔ
me. Eye wògblɔ bena: Kpɔ ɖa,
esia wotsɔ le megbe kpɔm na wò,
hee ɖe akɔ me naɖu, elabena esi
mekpe dukɔa la, eya medzrae ɖo
na wò vaseɖe fifi. Eye Saul kple
Samuel woɖu nu gbemagbe. 25
Emegbe woɖi tso toa dzi yi dua
me, eye wòƒo nu kple Saul le
xɔta. 26 Eye wofɔ ŋdi kanya;
esi agu dze la, Samuel yɔ Saul
le xɔta gblɔ bena: Fɔ, ne mado
mɔ wò! Eye Saul fɔ, eye woa
kple eve, eya kple Samuel, wodo
ɖe mɔ dzi. 27 Esi woɖo dua ƒe
mlɔenu la, Samuel gblɔ na Saul
bena: Gblɔ na dɔla la be, wòadze
mía ŋgɔ; — eye wòdze ŋgɔ —
ke wò la tɔ ɖe tsitre, ne mato
Mawu ƒe gbe na wò!

Samuel si ami na Saul.

**10.** Tete Samuel tsɔ amigoe la
kɔ ɖe ta me nɛ, eye wòɖu-
ɖɔ nu nɛ gblɔ bena: Ɖe Yehowa

mesi ami na wò be, naḍu fia ḍe
eƒe domenyinu dzi oa? 2 Ne èdzo
le gbɔnye egbea la, àdo go ŋutsu
eve le [a]Raxel ƒe yɔdo gbɔ le Ben- a Mo. I. 35, 19.
yamin-nyigba dzi le Zelzax, eye
woagblɔ na wò bena: Wokpɔ te-
dzinɔ, siwo di ge nèyi la, eye fo-
fowò tasi tedzinɔwo ƒe nya hele
nu xam le mia ŋu gblɔ bena:
Nuka mawɔ le vinye ta? 3 Ne
èyi azɔlia dzi tso afima va ḍo
logotiwo gbɔ le Tabor la, ekema
àkpe ŋutsu etɔ̃ le afima, siwo
yina ḍe Mawu gbɔ le Betel; ḍeka
lé gbɔ̃vi etɔ̃ ḍe ta, evelia tsɔ abolo
bɔbɔ etɔ̃, eye etɔ̃lia kpla wein
lãgbalẽgolo ḍeka. 4 Woana ḍoaƒe
wò, eye ne wotsɔ abolo eve na
wò la, naxɔe! 5 Emegbe àva Mawu b 8, 7.
ƒe Gibea, afisi Filistitɔwo ḍo dzɔ-
lawoe. Eye ava me be, ne èḍo
dua me afima la, àkpe nyagblɔ-
ḍilawo ƒe haa ḍe, siwo tso to
dzi, eye saŋku, axatsɛ, dze kple
kasaŋku le ḍiḍim le wo ŋgɔ, ke
woawo ŋutɔwo le nya gblɔm ḍi.
6 Tete Yehowa ƒe gbɔgbɔ adze d 14, 41. 42; Yos. 7, 16.
dziwò, eye àde asi nyagbɔgblɔ
me ḍi akpe ḍe wo ŋu, eye àtrɔ
zu ame bubu sã.[e] 7 Ne dzesi sia- e kp. 10.
wo va me na wò la, ekema wɔ
nusi tsɔ ḍe asi gbɔ na wò, ela-
bena Mawu li kpli wò! 8 Dze ŋgɔ-
nye yi Gilgal, eye kpɔ ḍa, me-
gbɔna gbɔwò, be masa numevɔ
kple akpedavɔ. Lala [f]ŋkeke adre, f 13, 8.
vaseḍe esime mava gbɔwò, eye g 9, 2.
magblɔ nusi nawɔ la na wò!
9 Eye esi wòtrɔ be, yeadzo le
Samuel gbɔ la, tete Mawu trɔ
eƒe dzi bubui, eye dzesiawo katã
va me gbemagbe. 10 Esi wòva
ḍo Gibea la, kpɔ ḍa, nyagblɔḍi- h Fia. I. 1, 26.
lawo ƒe haa ḍe va do goe, eye i 8, 11; Mo. V. 17, 14–20.
[k]Mawu ƒe gbɔgbɔ dze edzi wò- k 19, 20–24.
gblɔ nya ḍi le wo dome. 11 Esi
amesiwo katã nyae tsã, kpɔ be,
ele nya gblɔm ḍi kpe ḍe nya-
gblɔḍilawo ŋu la, amewo bia wo
nɔewo bena: Nuka le Kis ƒe vi
la wɔm? Ã, Saul hãe le nyagblɔ-
ḍilawo domea? 12 Tete amea ḍe l 11, 12.
ḍo ŋu le afima bena: Ameka nye
woawo ya fofo? Eyata wòtrɔ zu
lodonya be: Ã, Saul hãe le nya-
gblɔḍilawo domea? 13 Esi wòwu
nyagbɔgblɔḍi nu la, eva to la
dzi. 14 Eye Saul nyuri gblɔ na
eya kple dɔla la bena: Afika mie-
tso? Eḍo ŋu bena: Tedzinɔwo di
ge míetso, eye esi míekpɔ wo le
afia ḍeke o la, míeyi Samuel gbɔ.
15 Tete Saul nyuri gblɔ bena:
Taflatse, gblɔe nam, aleke Samuel
gblɔ na mi? 16 Saul ḍo ŋu na
nyuria bena: Egblɔ na mí be, wo-
kpɔ tedzinɔwo xoxo. Ke meto
fiaḍuḍu ŋu nya, si Samuel gblɔ la
nɛ o.

Woḍo fia Saul to nudzidze me.

17 Eye Samuel yɔ dukɔ la va
Yehowa ŋku me le Mizpa. 18 Eye
wògblɔ na Israel-viwo bena: Ale
Yehowa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Mekplɔ Israel tso Egipte, eye
meḍe mi tso Egiptetɔwo kple fia-
ḍuƒe, siwo te mi ḍe anyi la si
me. 19 Ke miawo miegbe [b]Mawu,
si ḍe mi tso miaƒe dzɔgbevɔ̃ewo
kple hiãwo katã me, eye miegblɔ
nɛ bena: Ɖo fia ḍe mía nu! Azɔ
miḍo le Yehowa ŋku me ḍe miaƒe
towo kple ame akpeakpeawo nu!
20 Eye Samuel na Israel-toawo
te va, eye nudzidze lé Benyamin-
to la.[d] 21 Benyamin-to la te va le
woƒe ƒomeawo nu, eye nudzidze
lé Matri-ƒome la hedze Kis vi
Saul dzi; eye wodii, gake wome-
kpɔe o. 22 Eye wogabia nu Ye-
howa bena: Ɖe ame la hã va afi-
sia? Yehowa ḍo ŋu bena: Kpɔ
ḍa, eɣla ḍe agbawo totro me.
23 Tete woƒu du ḍahee tso afima
vɛ, eye esi wòva dukɔa dome la,
[g]ekɔ, ale be dukɔ la se abɔta nɛ.
24 Eye Samuel gblɔ na dukɔ bli-
bo la bena: Miele amesi Yehowa
tia na mi la kpɔma? Amea ḍeke
meḍe enu le dukɔ blibo la dome
o! Tete dukɔ blibo la tso aseye
gblɔ bena: [h]Fia nenɔ agbe! 25
Azɔ Samuel gblɔ [i]fiaḍuḍu ƒe kɔ-
nuwo na dukɔ la, eye wòŋlɔ wo
ḍe agbalẽ me hetsɔ da ḍe Yeho-
wa ŋku me. Emegbe Samuel ḍe
asi le dukɔ blibo la ŋu, amesia-
me yi aƒe. 26 Eye Saul hã yi
aƒe le Gibea, eye kalẽtɔ, siwo ƒe
dzi Mawu ʋã la, yi kplii. 27 Ke
[l]ame vloa ḍewo gblɔ bena: Ame-
sia hãe aḍe mía? Wodo vloe, eye
wometsɔ nunanaa ḍeke vɛ nɛ o.
Gake esee, abe ḍe mesee o ene.

Saul ḍu Amoritɔwo dzi zi gbãtɔ, ewɔ kalẽ ḍe vlodolawo ŋu, eye wòmè nu le Gilgal.

11. Emegbe Amonitɔ Ŋahas ho
va ḍe to ḍe Yabes-Gilead.

Tete [a]Yabes-ŋutsuwo katã gblɔ
na Nahas bena: Bla nu kpli mí,
ekema míasubɔ wò! 2 Ke Amo-
nitɔ Nahas ɖo ŋu na wo bena:
Hafi mabla nu kpli mi la, ele be,
[b]maŋɔ ɖusi me ŋku na mia dome
amesiame, ne mado ŋukpe Israel
blibo la! 3 Tete Yabes-ame tsi-
tsiwo gblɔ nɛ bena: Na asinu
mí ŋkeke adre, ne míadɔ ame
aɖo ɖe Israel-nyigba blibo la dzi,
eye ne amea ɖeke meva xɔ na
mí o la, ekema míado ava gbɔwò.
4 Eye ame dɔdɔwo va Saul ƒe
Gibea hegblɔ nyawo ɖe dukɔ la
ƒe to me; tete dukɔ blibo la fa
avi kple ɣli. 5 Ke Saul le nyiwo
yome tso agble gbɔ. Tete Saul
gblɔ bena: Nuka le dukɔ la wɔm
wòle avi fam? Eye woto Yabes-
ŋutsuawo ƒe nyawo nɛ. 6 Esi
Saul se nya siawo la, [f]Mawu ƒe
gbɔgbɔ dze edzi, eye dzi kui ve-
vie ŋutɔ. 7 Enumake wòlé nyi
eve hefli, eye wòtsɔ wo de ame-
wo si ɖo ɖe Israel-nyigba blibo
la dzi gblɔ bena: Ale woawɔ amesi
metso dze Saul kple Samuel yo-
me o la, ƒe nyiwo enye si! Tete
Yehowa ƒe ŋɔdzi lé dukɔ la, eye
woho zi ɖeka. 8 Eye woxlẽ wo le
Besek: Israel-viwo le ame akpe
alafa etɔ̃, eye Yuda-ŋutsuwo le
ame akpe blaetɔ̃. 9 Azɔ wògblɔ
na ame dɔdɔ, siwo va la bena:
Miyi ɖagblɔ na Yabes-Gileadtɔwo
bena: Etsɔ ŋdɔ la woaxɔ na mi!
Eye esi ame dɔdɔwo va gblɔe na
Yabestɔwo la, dzi dzɔ wo. 10 Eye
Yabestɔwo gblɔ bena: Etsɔ la
míado ava mia gbɔ, ne miawɔ
nusianu, si dze mia ŋu la, ɖe mía
ŋu. 11 Esi ŋu ke la, Saul mã
dukɔ la ɖe aʋalɔgo etɔ̃ me, eye
wova dze asaɖa la dzi le ŋdi ŋu-
dzɔɣi hewu Amonitɔwo vaseɖe
ŋdɔ. Ke amesiwo kpɔtɔ la, ka
hlẽ, ale be wo dome ame eve
metsi afi ɖeka o.
12 Emegbe dukɔ la gblɔ na
Samuel bena: Amekawo gblɔ be:
[n]Saul hãe aɖu fia ɖe mía dzia?
Mikplɔ ameawo de asi, ne míawu!
13 Ke Saul gblɔ bena: Womawu
amea ɖeke le egbe ŋkeke sia dzi
o, elabena [o]egbe Yehowa na dzi-
ɖuɖu le Israel! 14 Eye Samuel
gblɔ na dukɔ la bena: Miva míayi
[t]Gilgal, ne míakɔ fiaɖuɖu la ŋu le

[a] 31, 11.
[b] Yer. 39, 7.
[d] 8, 7. 22.
[e] 11, 15.
[f] Ɖɔn. 14, 6.
[g] Mo. IV. 16, 15.
[h] Mo. II. 3, 7.
[i] Ɖɔn. 4, 2.
[k] Ɖɔn. 10, 7; 13, 1.
[l] Ɖɔn. 3, 12.
[n] 10, 27.
[o] 14, 45.
[p] Ɖɔn. 6, 14.
[r] Ɖɔn. 11, 29.
[s] 7, 3.
[t] 10, 8.

afima! 15 Ale dukɔ blibo la yi Gil-
gal, woɖo fia Saul le afima le Yeho-
wa ŋku me le Gilgal, eye wosa
akpedavɔ le afima le Yehowa ŋku
me. Eye Saul kple Israel-ŋutsuwo
katã kpɔ dzidzɔ ŋutɔ le afima.

Samuel ɖe asi le eƒe ɖɔnudrɔ̃dɔ ŋuti.

12. Eye Samuel gblɔ na Israel
blibo la bena: Kpɔ ɖa, [d]me-
ɖo to miaƒe gbe le nusiwo katã
miegblɔ nam la me, eye [e]meɖo
fia ɖe mia nu. 2 Azɔ fia la adze
mia ŋgɔ. Ke nye la metsi, me-
ƒo wɔ, eye vinyewo le mia do-
me; gake mezɔ mia ŋgɔ tso nye
ɖekakpuime vaseɖe egbe. 3 Nyee
nye si, miɖi ɖase le ŋunye le Ye-
howa kple eƒe amesiamina la ŋku
me! Ameka ƒe nyitsu mexɔ, eye
ameka ƒe tedzi mexɔ? Ameka ŋu
mesẽ ŋuta le, ameka mete ɖe anyi,
eye ameka si mexɔ zãnu le hemiã
ŋku ɖe edzi? Ne maɖo teƒe na
mi![g] 4 Woɖo ŋu bena: Mèsẽ ŋuta
le amea ɖeke ŋu o, mɔte amea
ɖeke ɖe anyi o, eye mèxɔa na-
neke le amea ɖeke si o. 5 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Yehowa kple eƒe
amesiamina la wonye ɖasefo na
mi egbe sia be, miekpɔ miaƒe na-
neke le asinye o. Woɖo ŋu bena:
Eya nye ɖasefo! 6 Tete Samuel
gblɔ na dukɔ la bena: Eya nye
Yehowa, si wɔ Mose kple Aron,
eye wòkplɔ mía fofowo tso Egipte-
nyigba dzi. 7 Eyata miva ɖo, ne
maɖe dɔmenyo, siwo katã Yeho-
wa wɔ na mia kple mia fofowo
la me na mi le Yehowa ŋku me!
8 Esi Yakob va Egipte la, mia
fofowo do ɣli na Yehowa, eye
Yehowa dɔ Mose kple Aron ɖa
wokplɔ mia fofowo tso Egipte,
eye wona noƒe wo ɖe teƒe sia.[h]
9 Ke woŋlɔ Yehowa, woƒe Mawu
la be; eyata wòtsɔ wo dzra na
Xazortɔwo ƒe aʋafia [i]Sisera kple
[k]Filistitɔwo kpakple [l]Moab-fia,
eye wowɔ aʋa kpli wo. 10 Eye
woɖo ɣli yɔ Yehowa gblɔ bena:
Míewɔ nuvɔ̃, elabena míegblẽ Ye-
howa ɖi hesubɔ Baalwo kple Astar-
tewo; azɔ ɖe mí tso míaƒe futɔwo
si me, ekema míasubɔ wò! 11 Tete
Yehowa dɔ [p]Yerub-Baal, Bedan,
[r]Yefta kple [s]Samuel ɖa, eye wo-
ɖe mi tso miaƒe futɔ, siwo li ƒoɖoo
va kpe la si me, eye miele ablɔɖe-

nyi. 12 Ke esi miekpɔ be, Amon-
viwo ƒe fia Nahas ho ɖe mia ŋu
la, miegblɔ nam bena: [a]Ðabi, fia
boŋ neɖu mía dzi! Evɔ wònye
Yehowae nye mia Mawu kple
miaƒe fia hafi. 13 Azɔ miaƒe fia,
si mietia, eye miebia la, enye si!
Kpɔ ɖa, Yehowa ɖo fia ɖe mia nu.
14 Ne mievɔ̃ Yehowa, eye mie-
subɔe, mieɖo to eƒe gbe, eye mie-
sẽ to ɖe Yehowa ƒe se ŋu o, eye
mia kple miaƒe fia, si le mia dzi
ɖu ge, miedze Yehowa, mia Mawu
la yome la, ekema aɖe mi. 15 Ke
ne mieɖo to Yehowa ƒe gbe o,
eye miesẽ to ɖe Yehowa ƒe se
ŋu la, ekema Yehowa ƒe asi ava
mia dzi, abe alesi wòva mia fo-
fowo dzi ene. 16 Ke mite va fifia
hã, ne miakpɔ nu gã, si wɔ ge
Yehowa ala le mia ŋku me! 17 Alo
menye fifi enye luŋeɣi oa? Ke
mele Yehowa yɔ ge, eye wòana
dzi naɖe gbe, eye tsi nadza, ne
miadze sii, eye miakpɔe bena,
miaƒe nu vlo, si miewɔ le Yeho-
wa ŋku me hebia fia la, tri akɔ.
18 Eye Samuel yɔ Yehowa, tete
Yehowa na dzi ɖe gbe, eye tsi
dza gbemagbe. Eye dukɔ blibo
la vɔ̃ Yehowa kple Samuel ŋutɔ.
19 Eye dukɔ blibo la gblɔ na Sa-
muel bena: Ðe kuku na Yehowa,
wò Mawu la, ɖe wò dɔlawo ta,
ne míagaku o! Elabena míewɔ nu
vlo hetsɔ ƒu míaƒe nuvɔ̃wo katã
dzi be, míebia fia. 20 Eye Samuel
gblɔ na dukɔ la bena: Migavɔ̃ o!
Mienya wɔ nu vlo siawo katã hafi,
gake ɖeko migate ɖa le Yehowa
ŋu o, eye misubɔ Yehowa tso
miaƒe dzi blibo me! 21 Migate
ɖa, ne miadze nu dzodzro, siwo
me viɖe mele o, eye [e]womate ŋu
aɖe mi o la yome o; elabena nu
dzodzrowo wonye! 22 Elabena Ye-
howa maɖe asi le eƒe dukɔ ŋu o
le eƒe ŋkɔ gã la ta; elabena edze
egɔme, be [f]wòawɔ mi mianye du-
kɔ nɛ. 23 Ke nede megbe xaa tso
nye hã gbɔnye, be [g]matasi kuku-
ɖeɖe ɖe mia ta, eye magbe mɔ
nyui kple mɔ dzɔdzɔe fiafia mi
ahawɔ nuvɔ̃ ɖe Yehowa ŋu! 24
Ðeko [h]mivɔ̃ Yehowa, eye misubɔe
nyateƒetɔe tso miaƒe dzi blibo me,
elabena miekpɔ nu gã, si wòwɔ na
mi! 25 Ke ne miewɔ nu vlo la, eke-
ma atsrɔ̃ mia kple miaƒe fia siaa ɖa.

[a] 8, 19.
[b] 14, 49.
[d] 10, 8.
[e] Mo. V. 32, 37. 38.
[f] Mo. II. 19, 6.
[g] 7, 8.
[h] Fia. II. 17, 39.

**Yonatan ɖu Filistitɔwo dzi. Samuel ka ŋku me na Saul.**

13. Saul ɖu fia ƒe ɖeka, eye esi
wòle fia ɖum ɖe Israel dzi
le ƒe evelia me la, 2 Saul tia
ame akpe etɔ̃ tso Israel. Ame
akpe eve le Saul ŋu le Mixmas
kple Betel-to dzi, eye ame akpe
ɖeka le Yonatan ŋu le Gibea-
Benyamin; ke eɖe asi le dukɔ la
ƒe ame mamleawo ŋu, amesiame
yi eƒe agbadɔ me. 3 Eye [b]Yona-
tan si Filistitɔwo ƒe dzɔla, siwo
le Geba, eye Filistitɔwo see. Tete
Saul na woku kpẽ le anyigba blibo
la katã dzi, bena Hebritɔwo nasee.
4 Eye Israel blibo la se bena,
Saul si Filistitɔwo ƒe dzɔlawo, eye
Israel-viwo ƒe nya gblẽ le Filisti-
tɔwo gbɔ. Tete woyɔ dukɔ la
ƒo ƒu ɖe Saul ŋu le Gilgal.
5 Eye Filistitɔwo kpe ta be, ye-
woawɔ aʋa kple Israel; tasia-
ɖamwo le akpe blaetɔ̃, sɔdolawo
le ame akpe ade, eye afɔzɔlawo
sɔ gbɔ abe ƒutake ene. Eye woho
va ƒu asaɖa anyi ɖe Mixmas gbɔ
le Bet-Awen ƒe ɣedzeƒe gome.
6 Esi Israel-ŋutsuwo kpɔ be, woɖo
hiã me, eye dukɔ la ɖo xaxa me
la, woɣla ɖe dowo kple ŋuvegoe-
wo, agadowo, mɔ̃wo kple ʋewo
me. 7 Eye Hebritɔwo tso Yordan
yi Gad-nyigba kple Gilead-nyigba
dzi; ke Saul gale Gilgal ke, eye
dukɔ blibo la le dzodzom nya-
nyanya le eyome. 8 Eye wolala
[d]ŋkeke adre, si Samuel ɖo; ke
Samuel meva Gilgal o. Tete dukɔ
la kaka le eŋu. 9 Eye Saul gblɔ
bena: Mihe numevɔsa kple akpe-
ɖavɔsa vɛ! Eye wòsa numevɔ.
10 Esi wòsa numevɔ vɔ la, tete
Samuel do, eye Saul yi ɖakpee,
be yeado gbe nɛ. 11 Ke Samuel
gblɔ bena: Nuka nèwɔ? Saul
ɖo ŋu bena: Esi mekpɔ be, dukɔ
la kaka le ŋunye, wò hã mèva le
ɣeyiɣi la dzi o, eye Filistitɔwo
va kpe ta ɖe Mixmas la, 12 tete
mebu be, Filistitɔwo le gbɔnye
va ge le Gilgal, evɔ nyemekpɔ
ƒo koko na Yehowa haɖe o; eyata
mezi ɖokuinye dzi hesa numevɔ.
13 Samuel gblɔ na Saul bena:
Ewɔ bometsinu! Ðe wònye ɖe
nèlé Yehowa, wò Mawu ƒe se, si
wòɖe na wò me ɖe asi la, anye
ne Yehowa ana wò fiaɖuɖu nali

ke ḍe Israel tegbee. 14 Ke azɔ wò fiaḍuḍu mali ke o. Yehowa [a]di ŋutsu bubu, si dze eŋu, na eḍokui, eye Yehowa tsɔe ḍo fia ḍe eƒe dukɔ nu; elabena mèlé se, si Yehowa de na wò la me ḍe asi o.

[a] Dɔ. 13, 22.

Aʋa yeye.

15 Tete Samuel dze mɔ tso Gilgal yi Gibea-Benyamin. Ke Saul xlẽ dukɔ, si tsi eŋu la, wole ame alafa ade. 16 Eye Saul kple via Yonatan kpakple dukɔ, si tsi eŋu la, ƒu asaḍa anyi ḍe Geba-Benyamin, eye Filistitɔwo ƒu asaḍa anyi ḍe Mixmas. 17 Eye aʋalɔgo etɔ̃ tso Filistitɔwo ƒe asaḍa me, be woaḍanyi afu. Aʋalɔgo ḍeka trɔ to Ofra-mɔ dzi ḍo ta Saul-nyigba dzi. 18 Aʋalɔgo evelia trɔ to Bet-Xoron-mɔ, eye aʋalɔgo etɔ̃lia trɔ to liƒo, si ho gɔ̃ ḍe Zeboim-bali me ḍo ta gbedzi la gbɔ mɔ. 19 Ke [d]nutulaa ḍeke mele Israel-nyigba blibo la dzi o; elabena Filistitɔwo bu be, Hebritɔwo ava tu yi kple akplɔ na wo ḍokui. 20 Eye Israel blibo la dome amesiame yia Filistitɔwo gbɔ ḍatea woƒe agblenuwo, hɛ gobɛwo, akplɔ nuevee, fiawo kple nutɔnuiwo. 21 Eye woƒe hɛ gobɛwo, gaflowo, fiawo kple nutɔnuawo nu tsi kpo. 22 Esi aʋakpegbe ḍo la, womekpɔ yi alo akplɔ le dukɔ blibo, si le Saul kple Yonatan ŋu la si o, negbe Saul kple via Yonatan si ko wole. 23 Eye Filistitɔwo ƒe dzɔlaa ḍewo to Mixmas ƒe to dzi mɔ.

[d] Dɔn. 5, 8.

Yonatan ƒe kalẽwɔwɔ.

14. Gbe ḍeka Saul vi Yonatan gblɔ na ḍekakpui, si nye eƒe adekplɔvi bena: Va míayi Filistitɔwo ƒe dzɔla, siwo le go keme dzi la gbɔ! Gake megblɔe na fofoa o. 2 Eye Saul bɔbɔ nɔ yevuboḍati te le Migron le Gibea godo, eye eƒe aʋakɔ, si le eŋu la, anɔ ame alafa ade. 3 Eye Axiya, Axitub vi, amesi nye Eli vi [f]Pinexas ƒe vi, Ikabod nɔvi, nye Yehowa ƒe nunɔla le Silo, eye wòdo kɔmewu la. Ke aʋakɔ la menyae be, Yonatan dzo o. 4 Eye agakpe tsyɔƒu eve le to dzi mɔ, si to ge Yonatan ala ayi ḍe Filistitɔwo ƒe dzɔlawo gbɔ la, ƒe goawo kple eve dzi. Agakpe ḍeka ŋkɔ nye Bozez, eye evelia ŋkɔ nye Sene. 5 Agakpe ḍeka dzɔ kã ḍe anyiehekpa dzi ḍo ta Mixmas, eye evelia le dziehekpa dzi ḍo ta Geba. 6 Eye Yonatan gblɔ na ḍekakpui, si nye eƒe adekplɔvi la bena: Va míyi bolotɔ siawo ƒe dzɔlawo gbɔ! Ɖewohĩ Yehowa awɔ nane ḍe mía nu, elabena [b]mesesẽ na Yehowa be, wòatsɔ ame geḍe alo ame ʋee axɔ na ame o! 7 Tete eƒe adekplɔvi ḍo ŋu nɛ bena: Wɔ nusianu, si le wò dzi me; yi, kpɔ ḍa, mele ŋuwò, abe alesi nèdi ene! 8 Eye Yonatan gblɔ bena: Kpɔ ḍa, míeyina ameawo gbɔ, eye wole mía kpɔ ge. 9 Ne wogblɔ na mí bena: mitɔ, vaseḍe esime míava mia gbɔ la, ekema míatɔ ḍe mía teƒe, eye míaḍe zɔ ayi wo gbɔ o. 10 Ke ne wogblɔ na mí bena: Miva mía gbɔ la, ekema míayi; elabena Yehowa tsɔ wo de asi na mí! Esia anye míaƒe dzesi! 11 Eye Filistitɔwo ƒe dzɔlawo kpɔ woa kple evea. Tete Filistitɔwo gblɔ bena: Kpɔ ḍa, Hebritɔwo do tso do, siwo me woɣla ḍo la me. 12 Eye ŋutsu, siwo nye dzɔlawo, do gbe Yonatan kple eƒe adekplɔvi bena: Miva mía gbɔ, ne míagblɔ nyaa ḍe na mi! Tete Yonatan gblɔ na eƒe adekplɔvi bena: Dze yonyeme, elabena Yehowa tsɔ wo de asi na Israel! 13 Yonatan ta asi kple afɔ, eye eƒe adekplɔvi la le eyome; Yonatan [e]ƒo wo ƒu anyi, eye eƒe adekplɔvi wu wo le eyome. 14 Amesiwo Yonatan kple eƒe adekplɔvi wu gbã la, anɔ ame blave, woƒe nuwɔƒe anɔ abe nyi eve ƒe ŋkeke afã gbleŋɔŋlɔ ene. 15 Eye ŋɔdzi ḍo asaḍa la kple gbeadzi kpakple aʋakɔ blibo la; dzidzi ƒo dzɔlawo kple afunyilawo, eye anyigba ʋuʋu, elabe ŋɔdzi la tso Mawu gbɔ. 16 Eye Saul ƒe gbetasrãla, siwo le Gibea-Benyamin la, kpɔ bena, amehaa ḍewo le du fum tso afi yi afi. 17 Tete Saul gblɔ na aʋakɔ, si le eŋu la bena: Mixlẽ ameawo, ne míakpɔ amesi dzo le mía dome! Eye esi woxlẽ wo la, kpɔ ḍa, Yonatan kple eƒe adekplɔvi meli o. 18 Eye Saul gblɔ na Axiya bena: Tsɔ [g]Mawu ƒe aḍaka la vɛ! Elabena Mawu

[b] Dɔn. 7, 7; Kron.II.14,10.
[e] Mo.III.26,7.8.
[f] 4, 19. 21.
[g] 4, 3.

ƒe aɖaka la le Israel-viwo gbɔ
ɣemaɣi. 19 Esi Saul le nu ƒom
kple nunɔla, eye ɣli, si le ɖiɖim
le Filistitɔwo ƒe asaɖa me, nu le
sesẽm ɖe dzi la, Saul gblɔ na
nunɔla la bena: Nenɔ anyi ko!
20 Eye Saul kple aʋakɔ blibo, si
le eŋu la, kpe ta heyi aʋa la nu,
a Dan. 7, 22; Kron. II. 20, 22.
eye kpɔ ɖa, wotɔtɔ nyamanyama,
eye amesiame [a]ɖi yi ɖe nɔvia ŋu.
21 Hebritɔ, siwo nɔ Filistitɔwo
gbɔ tsã, eye woho va asaɖa me
kpli wo la, hã dzo va ɖe Israel,
si le Saul kple Yonatan ŋu la
dzi. 22 Eye Israel-ŋutsu, siwo
katã ɣla wo ɖokui ɖe Efrayim-to
dzi la, se be, Filistitɔwo si, eye
woawo hã ti wo yome va aʋa la
nu. 23 Ale Yehowa ɖe Israel
gbemagbe, eye aʋa la gbɔ Bet-
Awen ŋu.

Saul ʋã ŋu dzodzro.

24 Ke ɖeɖi te Israel-ŋutsuwo
ŋu gbemagbe, eye Saul ka atam
na ɖukɔ la bena: Aɖi amesi aɖu
b kp. 18; 23, 9.
nu, hafi fiẽ naɖo la ŋu, vaseɖe
esime mabia hlɔ̃ nye futɔwo hafi!
Eye aʋakɔ blibo la mede naneke
nu me o. 25 Dukɔ blibo la va ɖo
ave me, eye anyitsi le aʋagbea
dzi. 26 Eye esi ɖukɔ la va avea
me la, kpɔ ɖa, anyitsi le sisim;
gake amea ɖeke metɔ asi eme
ɖe nu me o, elabena ɖukɔ la le
atam la vɔ̃m. 27 Ke Yonatan mese
be, fofoa ka atam na ɖukɔ la o,
eye wòɖo atikplɔ, si le esi la, ɖa
tsɔ enu tɔ anyiɖaɖa la me hede
nu me, enumake eƒe mo kɔ. 28
Tete amea ɖe gblɔ le ɖukɔa dome
ɖa bena: Fofowò ka atam na
ɖukɔ la be: Aɖi amesi aɖu nu
egbea la ŋu! Evɔ ɖeɖi te ɖukɔ
la ŋu hafi. 29 Yonatan gblɔ bena:
Fofonye he dzɔgbevɔ̃e va anyigba
d 10, 20.
la dzi; kpɔ ɖa, esi mede anyitsi
ʋee sia nu me la, nye mo kɔ. 30
Ðe wònye aʋakɔ la ɖe wòɖu abo-
yonu, si wòxɔ le eƒe futɔwo si la,
anye ne wometsrɔ̃ Filistitɔwo
geɖe oa? 31 Eye wosi Filisti-
e Yos. 7, 19.
tɔwo gbemagbe tso Mixmas va-
seɖe Ayalon, eye nu te ɖukɔ la
ŋu ŋutɔ. 32 Eye aʋakɔ la dze
aboyonuawo dzi, wolé alẽwo, nyi-
wo kple nyiviwo hetso ʋu wo ɖe
anyigba, eye aʋakɔ la ɖu lã,[f] si
f Mo. III. 3, 17.
ƒo ʋu. 33 Eye wova gblɔe na
Saul bena: Kpɔ ɖa, aʋakɔ la wɔ
nuvɔ̃ ɖe Yehowa ŋu heɖu lã, si
ƒo ʋu! Tete wògblɔ bena: Mie-
ɖa ƒu; mimli kpe gãa ɖe vɛ nam
fififi! 34 Eye Saul gagblɔ bena:
Mikaka ɖe aʋakɔ la dome, ne mia-
gblɔ na wo bena: Mia dome ame-
siame nekplɔ eƒe nyi kple eƒe
alẽ vɛ, miwu wo ɖe afisia, ne mia-
ɖu, eye migawɔ nuvɔ̃ ɖe Yehowa
ŋu ahaɖu lã, si ƒo ʋu o! Tete
aʋakɔ blibo la dome amesiame
kplɔ eƒe nyi ɖe asi yi le zã ma
me, eye wowu wo le afima. 35
Eye Saul ɖi vɔsamlekpui na Ye-
howa; esia nye vɔsamlekpui gbã-
tɔ, si wòɖi na Yehowa.

36 Eye Saul gblɔ bena: Mina
míaho ati Filistitɔwo yome le zã
me, ne míaha wo vaseɖe ŋu ƒe
keke me, eye míana wo dometɔa
ɖeke nakpɔtɔ o! Tete woɖo ŋu
bena: Wɔ nusianu, si dze ŋuwò!
Eye nunɔla gblɔ bena: Mina míate
ɖe Mawu ŋu afi! 37 Eye Saul
[b]bia nu Mawu se bena: Maho
dze Filistitɔwo yomea? Àtsɔ wo
aɖe asi na Israel mahã? Ke meɖo
nyaa ɖeke ŋu nɛ gbemagbe o.
38 Tete Saul gblɔ bena: Mi ɖukɔ la
ƒe tatɔwo katã, mite va afi, ne
míadze sii egbe, eye míakpɔ amesi
wɔ nuvɔ̃ sia! 39 Meta Yehowa,
si xɔ na Israel, ƒe agbe be, ne
anye vinye Yonatan ye hã; ele
be, wòaku! Gake amea ɖeke meɖo
ŋu nɛ le ɖukɔ la dome o. 40 Eye
wògblɔ na Israel blibo la bena:
Miɖo ɖe akpa ɖeka, eye mía kple
vinye Yonatan míanɔ akpa eve-
lia! Dukɔ la ɖo ŋu na Saul bena:
Wɔ nusianu, si dze ŋuwò! 41 Eye
Saul gblɔ na Yehowa bena: Israel
ƒe Mawu, ɖe nyateƒe ɖe go! Tete
[d]nudzidze la lé Yonatan kple Saul;
ke ɖukɔ la to le eme. 42 Eye
Saul gblɔ be: Midzidze nu ɖe mía
kple vinye Yonatan dzi! Tete
nudzidze la lé Yonatan. 43 Eye
Saul gblɔ na Yonatan bena: Gblɔe
nam,[e] nuka nèwɔ? Yonatan gblɔ
nɛ bena: Metsɔ atikplɔ, si le
asinye la nu ɖɔ anyitsi viaɖe
kpɔ. Nyee nye si, maku! 44 Eye
Saul gblɔ be: Yehowa nefiam, ne
wòagafiam ɖe dzi: Yonatan, ele
be, naku! 45 Gake ɖukɔ la gblɔ
na Saul bena: Ðe Yonatan, amesi
ɖu dzi gã sia le Israel la, akua?
Esia neɖe megbe xaa! Míeta Ye-

howa ƒe agbe be, taḍaa ḍeke mage
tso eƒe ta ḍe anyigba o; elabena
Mawue na be, wòwɔ nusia egbea!
Ale dukɔ la xɔ nya ḍe Yonatan
nu, be meku o. 46 Eye Saul gbu-
gbɔ le Filistitɔwo yome, eye Fi-
listitɔwo yi wo nɔƒe.

###### Saul ƒe aʋawo kpakple eƒe aƒe.

47 Ezɔ Israel-fiaḍuƒe la su Saul
si, eye wòwɔ aʋa kple eƒe futɔ-
wo katã: Moabitɔwo, Amon-viwo,
Edomtɔwo kple Zoba-fiawo kpa-
kple Filistitɔwo godoo va kpe, eye
afisiafi, si wòḍo la, eḍua dzi. 48
Ewɔ kalẽ, eye wòsi Amalekitɔwo,
eye wòḍe Israel tso amesiwo da
adzo wo la si me. 49 Saul [a]vi- [a] Kron. I. 9, 39.
ŋutsuwo nye: Yonatan, Yiswi kple
Malkisua, eye vianyɔnu eveawo
ƒe ŋkɔwo nye: xoxoetɔ ŋkɔ nye
Merab, eye ḍevitɔ ŋkɔ nye Mixal.
50 Saul srɔ̃ ŋkɔ nye Axinoam,
Aximaaz vinyɔnu; eye [b]eƒe aʋa- [b] 17, 55.
fia ŋkɔ nye Abner, Saul tɔḍia
Ner ƒe vi. 51 Saul fofo Kis kple
Abner fofo Ner wonye Abiel viwo.
52 Eye Saul wɔ aʋa kple Filisti-
tɔwo vevie le eƒe agbe me ŋkeke-
wo katã me. Ne Saul nya kpɔ
ŋutsu kakoa ḍe alo kalẽtɔa ḍe
ko la, ekplɔnɛ ḍe eḍokui ŋu.

###### Saul du Amalekitɔwo dzi, gake woḍee le zikpui dzi le eƒe tomaḍomaḍo ta.

**15.** Eye Samuel gblɔ na Saul
bena: [d]Yehowae dɔm, be ma- [d] 10, 1.
si ami na wò, ne naḍu fia ḍe eƒe
dukɔ Israel dzi. Eyata ḍo to Ye-
howa ƒe gbe! 2 Ale Yehowa Ze-
baɑt gblɔ esi: Meḍo ŋku nusi
Amalek wɔ Israel la dzi, esi woḍe [e] 9, 21.
xa ḍe mɔ dzi nɛ, le esime wòʋu
tso Egipte.[f] 3 Eyata yi, nasi [f] Mo. II. 17, 8. V. 16; Mo. V. 25, 17—19.
[g]Amalek, eye natsrɔ̃ eƒe nuwo
katã gbidigbidi, megave enu o; [g] Mo. IV. 21, 2.
ke boŋ wu ŋutsuwo kple nyɔnu-
wo, ḍeviwo kple vidzĩewo, nyiwo
kple alẽwo, kposɔwo kple tedzi-
wo siaa! 4 Tete Saul na woḍe
gbe ƒã na dukɔ la, eye wòxlẽ wo
le Telaim, afɔzɔlawo le ame akpe
alafa eve, eye Yuda-ŋutsuwo le
ame akpe ewo. 5 Eye Saul va
Amalekitɔwo ƒe du gbɔ, eye wòḍe
xa ḍe bali la me. 6 Eye Saul
gblɔ na [h]Kenitɔwo bena: Midzo, [h] Ŋon. 1, 16.
mite ḍa, eye miho tso Amaleki-
tɔwo dome, ne magatsrɔ̃ mi akpe
ḍe wo ŋu o; elabena mieve Israel-
viwo katã nu, esi woʋu tso Egipte!
Tete Kenitɔwo te ḍa tso Amale-
kitɔwo dome. 7 Eye Saul si Ama-
lekitɔwo tso Xawila vaseḍe Sur,
si le Egipte kasa. 8 Elé Amale-
kitɔwo ƒe fia Agag agbagbe, eye
wòtsɔ yi tsrɔ̃ dukɔ blibo la gbidi-
gbidi. 9 Eye Saul kple dukɔ la
kpɔ Agag kple alẽ nyuiwo, nyi
damiwo kple alẽviwo kpakple nu
nyuiwo katã ta, eye wometsrɔ̃
wo gbidigbidi o; ke wotsrɔ̃ nu
ḍigbɔwo kple nu, siwo ŋu viḍea
ḍeke mele o la gbidigbidi.
10 Eye Yehowa gblɔ na Samuel
bena: 11 Evem be, meḍo fia Saul,
elabena etrɔ megbe dem, eye me-
wɔ nye gbe dzi o. Tete dzi ku
Samuel, eye wòḍo ɣli na Yehowa
zã blibo la. 12 Eye Samuel fɔ
ŋdi kanya, be yeayi aḍakpe Saul.
Eye wogblɔ na Samuel bena: Saul
va Karmel, eye wòli ŋkuḍodzinu
ḍe afima, emegbe wòtrɔ yi Gilgal.
13 Esi Samuel va Saul gbɔ la,
Saul gblɔ nɛ bena: Yehowa ayra
wò! Mewɔ Yehowa ƒe gbe dzi.
14 Ke Samuel gblɔ bena: Alẽwo
kple nyiwo ƒe xɔxlɔ̃ ka nye esi
le ḍiḍim ḍe to me nam mele
sesem? 15 Saul ḍo ŋu bena:
Amalekitɔwo gbɔ wokplɔ wo tsoe,
elabena dukɔ la kpɔ alẽ kple nyi
nyuiwo ta, be woatsɔ asa vɔ na
Yehowa, wò Mawu la, ke mietsrɔ̃
kpɔtɔeawo gbidigbidi. 16 Tete
Samuel gblɔ na Saul bena: Ɖo
to gbɔ, ne magblɔ nya, si Ye-
howa to nam eto ƒe zã la na wò!
Egblɔ be: Ƒo nu! 17 Samuel
gblɔ be: Mele eme oa? Esi [e]mèbu
ḍokuiwò naneke o hã, mèzu Is-
rael-toawo ƒe tatɔ oa? Eye Ye-
howa si ami na wò heḍo fia ḍe
Israel nu. 18 Eye Yehowa dɔ wò
ḍe nugbe gblɔ bena: Yi naḍatsrɔ̃
nuvɔ̃wɔla, siwo nye Amalekitɔwo
la gbidigbidi, eye nawɔ aʋa kpli
wo, vaseḍe esime natsrɔ̃ wo! 19
Nukaŋuti mèḍo to Yehowa ƒe gbe
o; èdze aboyonuwo dzi, eye nèwɔ
nu vlo le Yehowa ŋku me? 20
Saul ḍo ŋu na Samuel bena: Meḍo
to Yehowa ƒe gbe tso, eye mede
nusi gbe Yehowa dɔm ḍo la, me-
kplɔ Amalek-fia Agag vɛ, ke me-
tsrɔ̃ Amalekitɔwo gbidigbidi. 21
Negbe dukɔ la koe ha alẽwo kple

nyiwo, siwo nye busunuawo ƒe
nyuitɔwo, be woatsɔ asa vɔ na
Yehowa, wò Mawu la, le Gilgal.
22 Tete Samuel gblɔ bena: Ã,
numevɔsawo kple akpeɖavɔsawoe
dzea Yehowa ŋu wu toɖoɖo Ye-
howa ƒe gbea? Kpɔ ɖa, [b]toɖoɖo
nyo wu vɔsa, eye nusese nyo wu
agbo ƒe ami. 23 Elabena tosesẽ
enye afakaka ƒe nuvɔ̃, eye tame-
sesẽ enye legbawo kple aklama
kpakpɛwo subɔsubɔ. Esi nègbe
Yehowa ƒe gbe la, eyata [d]eya hã
gbe wò be, mágaɖu fia o. 24 Saul
gblɔ na Samuel bena: Mewɔ nuvɔ̃
be, meda Yehowa ƒe se kple wò
nyawo dzi; elabena ɖe mevɔ̃ dukɔ
la, eyata mese woƒe gbe ɖo. 25
Eyata tsɔ nye nuvɔ̃wo kem, eye
nagbugbɔ kplim, ne made ta agu
ɖe Yehowa ŋku me! 26 Samuel
gblɔ na Saul bena: Nyemagbu-
gbɔ kpli wò o; elabena ègbe Ye-
howa ƒe gbe, eye Yehowa hã gbe
wò be, mágaɖu fia ɖe Israel nu
o. 27 Ke esi Samuel trɔ be, yea-
dzo la, elé eƒe awu ʋlaya toga,
eye wòdze. 28 Tete Samuel gblɔ
nɛ bena: Yehowa [f]dze Israel-fia-
ɖuƒe la le asiwò egbe, eye wò-
tsɔe na hawòvi, si nyo wu wò.
29 Israel ƒe ŋusẽtɔ mekaa aʋatso
o, eye metrɔa nya o, elabena me-
nye ame wònye, ne wòatrɔ nya
o.[h] 30 Eye wògblɔ bena: Mewɔ
nuvɔ̃; gake de bubu ŋunye fifia
le nye dukɔ la ƒe ame tsitsiwo
kple Israel ŋku me dzro, eye na-
gbugbɔ kplim, ne mayi aɖaɖe ta
agu ɖe Yehowa, wò Mawu la
ŋku me! 31 Tete Samuel gbugbɔ
kplɔ Saul ɖo, eye Saul ɖe ta agu
ɖe Yehowa ŋku me.
32 Eye Samuel gblɔ bena: Mi-
kplɔ Amalek-fia Agag vɛ nam!
Agag zɔ yi egbɔ kakaka, eye Agag
gblɔ bena: Ku ƒe vevesese gɔ̃ hã
bu! 33 Samuel gblɔ bena: Alesi
wò yi ɖe viwo le nyɔnuwo ŋu la,
nenema ke woaɖe viwo le dawò
ŋu le nyɔnuwo dome! Eye Sa-
muel dza Agag le Yehowa ŋku me
le Gilgal. 34 Samuel dzo yi Rama,
eye Saul yi eƒe xɔ nu le Saul ƒe
Gibea. 35 Eye Samuel megakpɔ
Saul kpɔ o vaseɖe eƒe kugbe;
elabena Samuel xa nu le Saul ŋu,
eye wòve Yehowa be, wòɖo fia
Saul ɖe Israel nu.

[a] 15, 23. 26.
[b] Hos. 6, 6; Yes. 1, 11; Mat. 9, 13; 12, 7.
[d] 16, 1.
[e] Fia. II. 9, 18.
[f] 28, 17.
[g] Dɔ. 10, 34; Ps. 7, 10.
[h] Mo. IV. 23, 19.
[i] Kron. I. 2, 13 v. 15.
[k] 17, 14.
[l] Sam. II. 2, 4; 5, 3.

Dawid yɔyɔ kple amisisi nɛ.

16. Eye Yehowa gblɔ na Samuel
bena: Ɖkeke nenie nanɔ ko-
nyi fam le Saul, amesi [a]megbe
be, megaɖu fia ɖe Israel dzi o la
ŋu? De ami wò lãdzo la me, eye
nayi; kpɔ ɖa, mele dɔwòm ɖe
Isai gbɔ le Betlexem, elabena me-
kpɔ fia ɖi na ɖokuinye le viawo
dome. 2 Samuel ɖo ŋu bena:
Aleke mawɔ ate ŋui? Ne Saul
see la, awum. Yehowa gblɔ bena:
Kplɔ nyivi ɖeka ɖe asi, eye na-
gblɔ be: Vɔ sa ge meva na Ye-
howa! 3 Kpe Isai va vɔsa la gbɔ,
eye mana nanya nusi nawɔ asi
ami na amesi magblɔ na wò la
nam! 4 Samuel wɔ, alesi Yeho-
wa gblɔ nɛ la, eye wòva Betle-
xem. Tete dumegãwo ɖi vo, eye
woyi ɖakpee gblɔ be: [e]Ɖutifafa
nèhe vɛa? 5 Eɖo ŋu bena: Ɖuti-
fafae! Vɔ sa ge meva na Yeho-
wa. Mikɔ mia ɖokui ŋu, ne miava
vɔsa la gbɔ kplim! Eye wòkɔ
Isai kple viawo ŋu hekpe wo va
vɔsa la gbɔe. 6 Esi wova, eye
wòkpɔ Eliab la, ebu bena: Eƒe
amesiamina la enye si do ɖe Ye-
howa ŋku me vavã! 7 Ke Yehowa
gblɔ na Samuel bena: Megakpɔ
eƒe [g]dzedzeme kple eƒe atsudzɔ-
dzɔ o, elabena megbee. Menye
alesi amegbetɔ kpɔa nui o; ela-
bena amegbetɔ kpɔa ŋku nu, ke
8 Yehowa kpɔa keke dzi me ke.
Tete Isai yɔ Abinaɖab, eye wò-
kplɔe to Samuel ŋku me, ke egblɔ
be: Yehowa metia eya hã o. 9 Isai
kplɔ Sama to eŋku me, ke egblɔ
be: Yehowa metia eya hã o. 10
Ale Isai kplɔ via [i]adreawo to
Samuel ŋku me, gake Samuel gblɔ
na Isai be: Yehowa metia woawo
o. 11 Eye Samuel bia Isai bena:
Ɖekakpuiawo vɔa? Eɖo ŋu bena:
Ekpɔtɔ [k]ɖevitɔ, kpɔ ɖa, eyi alẽ-
kplɔƒe! Tete Samuel gblɔ na
Isai bena: Dɔ ame woaɖakplɔe
vɛ; elabena míayi nuɖugba nu o,
vaseɖe esime wòava afisia hafi!
12 Tete wòɖɔ ame woɖakplɔe vɛ;
ebiã, eƒe ŋkuwo le hɔ̃e, eye wò-
nye ame kpokploe. Eye Yehowa
gblɔ be: Tso, nasi ami nɛ, ela-
bena eyae! 13 Tete Samuel tsɔ
lãdzo, si me ami le, eye [l]wòsi
ami nɛ le nɔviawo dome. Eye
Yehowa ƒe gbɔgbɔ va Dawid dzi

tso gbemagbe dzi. Eye Samuel [a Yos. 11, 22.]
dze mɔ yi Rama.

**Dawid ƒe kasaŋkuƒoƒo na akɔ na Saul.**

14 Ke Yehowa ƒe gbɔgbɔ dzo
le Saul dzi, eye gbɔgbɔ vɔ̃e ɖe
tso Yehowa gbɔ va nɔa fu ɖem
nɛ.[b] 15 Eye Saul ƒe dɔlawo gblɔ [b 18, 10.]
nɛ bena: Kpɔ ɖa, gbɔgbɔ vɔ̃ tso
Mawu gbɔ le fu ɖem na wò. 16
Mía aƒetɔ di nyaa ɖe gblɔ, wò dɔ-
lawo nye si le ŋkuwò me, ne woa-
ɖadi ŋutsua ɖe, si nya saŋkuƒoƒo,
eye ne gbɔgbɔ vɔ̃ tso Mawu gbɔ
va dziwò la, wòatsɔ eƒe asi aƒo
saŋkui, ne wòaka ɖe me na wò![d] [d Fia. II. 3, 15.]
17 Saul ɖo ŋu na eƒe dɔlawo
bena: Miyi ɖadi ŋutsu, si nya
saŋkuƒoƒo nyuie la nam, eye mi-
kplɔe va gbɔnye! 18 Tete ɖeka-
kpuiawo dometɔ ɖeka gblɔ bena:
Kpɔ ɖa, mekpɔ Betlexemtɔ Isai
ƒe viŋutsua ɖe, si nya saŋkuƒoƒo;
enye kalẽtɔ, eye wònye aʋame, [e Fia. II. 19, 4. 18.]
enya nuƒoƒo, eye wòdze ɖeka, eye
Yehowa li kplii. 19 Eye Saul dɔ
ame ɖo ɖe Isai gbɔ, be wòagblɔ
nɛ bena: Ðo viwò Dawid, si le
alẽkplɔƒe la ɖem! 20 Tete Isai
kplɔ tedzi ɖeka, eye wòtsɔ abolo
kple wein lãgbalẽgolo ɖeka kpa- [f 18.]
kple gbɔ̃vi ɖeka ɖe via Dawid si
ɖo ɖe Saul. 21 Ale Dawid va Saul
gbɔ, eye wòtsi tre ɖe eŋku me,
eƒe nu lé dzi nɛ ŋutɔ, eye wòtrɔ
zu eƒe aɖekplɔvi. 22 Eye Saul
dɔ ame ɖo ɖe Isai bena: Na Da-
wid nanɔ gbɔnye, elabena eƒe nu [g 16, 6. 8. 9.]
nyo ŋunye! 23 Eye ne Mawu ƒe
[h]gbɔgbɔ la dze Saul dzi la, Da- [h kp. 14.]
wid tsɔa eƒe asi ƒoa kasaŋku, eye
edzi kana ɖena na Saul, ekana ɖe
eme nɛ, eye gbɔgbɔ vɔ̃ la dzona
le edzi.

**Dawid kple Goliat.**

**17** Eye Filistitɔwo ƒo woƒe aʋa-
kɔwo nu ƒu, be yewoaʋɔ
aʋa. Wova kpe ta ɖe Soxo le
Yuda, eye woƒu asaɖa anyi ɖe
Soxo kple Azeka dome le Efes-
Damim. 2 Eye Saul kple Israel-
ŋutsuwo hã ƒo ƒu heƒu asaɖa anyi
ɖe logotibali la me, eye wodze
aʋa ɖe Filistitɔwo ŋu. 3 Filisti-
tɔwo tsi tre ɖe to ŋu le go si me,
eye Israel tsi tre ɖe to ŋu le go
keme, eye bali tso wo dome. 4
Tete ame dzɔtsua ɖe do tso Fili-
stitɔwo ƒe asaɖa la me, eŋkɔ nye
Goliat, amesi [a]tso Gat; ekɔ abɔ-
klugui ade kple asi ɖeka. 5 Eɖɔ
akɔblikuku ɖe ta, eye wòdo gawu,
si le abe lãtsro ene, eye gawu la
ƒe kpekpeme le akɔbli sekel akpe
atɔ̃. 6 Edo akɔbliwu ɖe akpligbe,
eye wòlé akɔblikplɔ ɖe abɔ. 7 Eƒe
akplɔ ƒe ati le abe abaladoti ene,
eye akplɔ la ŋutɔ kpe gayibɔ
sekel alafa ade, eye akpoxɔnu-
tsɔla zɔ eŋgɔ. 8 Eye wòtsi tre
yɔ Israel ƒe aʋalɔgoawo ɖa gblɔ
na wo bena: Nukaŋuti mieho va
dze aʋa? Alo menye Filistitɔ
menye, eye miawo mienye Saul
ƒe dɔlawo oa? Miɖe ŋutsu ɖeka
le mia dome, ne wòava gbɔnye!
9 Ne ete ŋu wɔ aʋa kplim, eye
wòwum la, ekema mianye dɔlawo
na mi; ke ne nye alɔ sẽ wu etɔ,
eye mewui la, ekema mianye dɔ-
lawo na mí, eye miasubɔ mí. 10
Eye Filistitɔ la gblɔ bena: [e]Meɖe
alɔme le Israel ƒe aʋalɔgoawo
ŋu egbe. Miɖe ŋutsu ɖeka nam,
ne mía kplii míawɔ aʋa! 11 Esi
Saul kple Israel blibo la se Fili-
stitɔa ƒe nyawo la, dzi ɖe le wo
ƒo, eye wovɔ̃ ŋutɔ.

12 Dawid enye [f]Efrattɔ ma, si
tso Betlexem le Yuda, amesi ŋkɔ
nye Isai la, ƒe vi; viŋutsu enyi
le esi, eye wònye amegã ɖeɖi le
ŋutsuwo dome le Saul ŋɔli. 13
Eye Isai ƒe vi xoxoetɔ etɔ̃awo
kplɔ Saul ɖo yi aʋa la. Via etɔ̃,
siwo yi aʋa la, ŋkɔwo nye: [g]Eliab,
si nye ŋgɔgbevi la, evelia nye
Abinadab, eye etɔ̃lia nye Sama.
14 Dawid enye ɖevitɔ, ke xoxoetɔ
etɔ̃awo kplɔ Saul ɖo. 15 Eye Da-
wid dzona le Saul gbɔ enuenu
ɖakplɔa ƒoƒoa ƒe alẽwo le Betle-
xem. 16 Ke Filistitɔ la tena vana
ŋdi kple fiẽ va tsia tre ɖi ŋkeke
blane sɔŋ. 17 Eye Isai gblɔ na
via Dawid bena: Tsɔ bli tɔtɔe
efa ɖeka sia kple abolo bɔbɔ ewo
siawo ƒu du yi na nɔviwòwo le
asaɖa la me! 18 Tsɔ notsi babla
lalã ewo siawo yi na ame akpe
ƒe amegã, eye bia nɔviwòwo be,
woli sesĩe mahã? Eye xɔ dzesi
tso wo gbɔ vɛ! 19 Woawo kple
Saul kpakple Israel-ŋutsuwo katã
le aʋa wɔm kple Filistitɔwo le
logobali la me. 20 Eye Dawid fɔ
ŋdi kanya hetsɔ alẽawo ɖe asi
na alẽkplɔla, eye wòdo agba heyi,

abe alesi Isai de se nɛ ene; eye
wòva tasiadamwo fe takpefe, esi-
me aʋakɔ la dze aʋa de asi ase-
yetsotso me. 21 Eye Israel kple
Filistitɔwo fe aʋalɔgoawo dze
aʋa hedze ŋgɔ wo nɔewo. 22 Eye
Dawid tsɔ nusiwo wòtsɔ vɛ la, de
asi na aʋawɔnuwo ŋu dzɔla, eye
wòfu du yi aʋadzedze la nu. Esi
wòva la, ebia nɔviawo be, woli
sesie mahã?

23 Esi wòle nu fom kpli wo la,
kpɔ da, ame dzɔtsu, si ŋkɔ nye
Goliat, amesi nye Filistitɔ tso Gat
la, do tso Filistitɔwo fe aʋadze-
dze la me va gblɔ nya mawo ke,
eye Dawid see. 24 Ke esi Israel-
ŋutsuwo katã kpɔ ŋutsua la, wosi
le enu, eye wovɔ̃ ŋutɔ. 25 Eye
Israel-ŋutsuwo gblɔ bena: Miele
ŋutsu sia, si do va la, kpɔma?
Alɔme de ge wòva le Israel ŋu.
Ne amea de wui la, fia ana kesi-
nɔnu gede, atsɔ vianyɔnu nɛ
wòade, eye wòana fofoa fe afe
magadzɔ nu le Israel o. 26 Tete
Dawid bia ŋutsu, siwo le tsitre
de egbɔ bena: Nuka woawɔ na
amesi awu Filistitɔ ma, eye wòade
ŋukpe da le Israel ŋu la? Ela-
bena ameka nye Filistitɔ bolotɔ
sia, be wòanɔ alɔme dem le Mawu
gbagbe la fe aʋalɔgoawo ŋu?
27 Ameawo do ŋu nɛ abe tsã ene
be: Ale kple ale woawɔ na amesi
wui la, enye si. 28 Esi nɔvia
xoxoetɔ Eliab se, alesi wòle nu
fom kple ameawo la, dzi ku Eliab
de Dawid ŋu wògblɔ bena: Nuka
wɔ ge nèva, eye ameka si nètsɔ
alẽ ʋee mawo dee le gbeadzi?
Menya dàda kple vovlo, si le wò
dzi me, elabena aʋa tefe kpɔ ge
nèva! 29 Dawid do ŋu bena:
Nuka mehewɔ fifia? Menye nya
ta koe mebia oa? 30 Eye wòtrɔ
le egbɔ te de ame bubu ŋu hebia
nya mawo ke, eye ameawo do ŋu
nɛ abe tsã ene.

31 Wose nya, siwo Dawid gblɔ,
eye wova gblɔe na Saul, eye wòna
wokplɔe vɛ. 32 Eye Dawid gblɔ
na Saul bena: Dzika megatso
amea deke fo o! Wò dɔla ayi
adawɔ aʋa kple Filistitɔ ma. 33
Saul gblɔ na Dawid bena: Màte
ŋu ayi adawɔ aʋa kple Filistitɔ
sia o, elabena devi nènye, ke eya
la aʋawɔla wònye tso devime ke!

34 Dawid gblɔ na Saul bena: Ne
wò dɔla le fofoa fe alẽwo kplɔm,
eye dzata alo sisiblisi va lé alẽ
deka le lãha ŋu la, 35 metia eyome,
eye mefonɛ hedenɛ le efe nu me;
ke ne ebe, yeawɔ nu kplim la,
meléa efe ge, eye mefonɛ wuna.
36 Alesi wò dɔla foa dzata kple
sisiblisi la, nenema ke wòava me
na Filistitɔ bolotɔ sia abe wo do-
metɔ deka ene, elabena Mawu
gbagbe la fe aʋalɔgowo ŋu wòde
alɔme le. 37 Dawid gagblɔ bena:
Yehowa, si dem tso dzata kple
sisiblisi si me la, eya ke adem
tso Filistitɔ sia si me. Tete Saul
gblɔ na Dawid bena: Heyi, Yeho-
wa nanɔ kpli wò! 38 Eye Saul
na Dawid do efe awu, edɔ akɔ-
blikuku de ta nɛ, eye wòna wodo
gawu nɛ. 39 Eye Dawid ta efe
yi de awu la dzi, eye wòde asi
zɔdede me, elabena mete edodo
kpɔ o. Tete Dawid gblɔ na Saul
bena: Nyemate ŋu anɔ alea ayi
o, elabena nyemedoe kpɔ o. Eye
a Kron. I. 11, 23. Dawid de wo di. 40 Etsɔ [a]efe
atizɔti de asi, eye wòdi kpe zɔ-
zrɔ̃e atɔ̃ le tɔʋu la me hetsɔ wo
de alẽkplɔnu, si nye akplo la me,
eye wòlé efe akafo de asi hezɔ
de Filistitɔ la dzi. 41 Eye Fili-
stitɔ la le tetem de Dawid ŋu,
eye efe akpoxɔnutsɔla dze eŋgɔ.
42 Eye Filistitɔ la fɔ kɔ dzi kpɔ
Dawid, eye wòdo vloe, elabena
b 16, 12. devi ko wònye, [b]ebiã, eye wòdze
deka. 43 Tete Filistitɔ la gblɔ na
Dawid bena: Avũe menye, hafi
nèfɔ kpowo gbɔna gbɔnyea? Eye
Filistitɔ la yɔ efe mawuwo fo fi
de Dawid. 44 Eye Filistitɔ la
gblɔ na Dawid bena: Va gbɔnye,
d Xez. 29, 5. ne matsɔ wò [d]lã na dzifoxewo
kple gbemelãwo! 45 Dawid gblɔ
na Filistitɔ la bena: Wòa ètsɔ yi,
tunuhlo kple akplɔ gbɔna gbɔ-
nyee; ke nye la megbɔna gbɔwò
le Yehowa Zebaot, Israel fe aʋa-
lɔgo, siwo ŋu nède alɔme le la
fe Mawu fe ŋkɔ me. 46 Yehowa
atsɔ wò ade asi nam egbea, eye
mawu wò atso ta le nuwò, eye
matsɔ Filistitɔwo fe aʋakɔ la fe
kukuwo ana dzifoxewo kple anyi-
gba dzi lãwo egbe sia, ne anyigba
blibo la nadze sii bena, Mawua de
li na Israel; 47 eye ameha blibo
sia nadze sii bena, Yehowa me-

tsɔa yi alo akplɔ ɖea ame o; ela-
bena aʋa enye Yehowa tɔ, eye
eyae atsɔ mi ade asi na mí. 48
Eye esi Filistitɔ la ɖe zɔ ɖe Da-
wid dzi, be yeate ɖe eŋu la, Dawid
wɔ kaba ƒu du yi aʋadzedze la
nu, be yeakpe Filistitɔ la. 49 Tete
Dawid ƒo asi ɖe akplo me ɖe kpe
ɖeka da kple akafo heƒo Filistitɔ
la ƒe ŋgonu, eye kpe la ŋɔ eƒe
ŋgonu, wòmũ tsyɔ mo anyi. 50
Ale Dawid tsɔ akafo kple kpe la
kpɔ ŋusẽ ɖe Filistitɔ la dzi, eye
wòƒo Filistitɔ la hewui; ke yi mele
Dawid si o. 51 Tete Dawid ƒu
du te ɖe Filistitɔ la ŋu, eye wò-
ɖi eƒe yi le aku me hewui, eye
wòtsɔe tso ta le enu. Esi Filisti-
tɔwo kpɔ bena, woƒe kalẽtɔ ku
la, wosi. 52 Eye Israel-ŋutsuwo
kple Yuda-ŋutsuwo ho, eye wo-
tso aseye heti Filistitɔwo yome
vaseɖe bali la me kple Ekron ƒe
agbo nu, eye Filistitɔwo tsi aʋa
ɖe Saarayim-mɔ dzi vaseɖe Gat
kple Ekron. 53 Eye Israel-viwo
trɔ tso Filistitɔwo yometiti me
heva ha woƒe asaɖawo. 54 Eye
Dawid tsɔ Filistitɔ la ƒe ta va
Yerusalem, eye wòtsɔ eƒe aʋa-
wɔnuwo da ɖe eƒe agbadɔ me.
55 Esi Saul kpɔ Dawid wòyina
Filistitɔa kpe ge la, ebia aʋafia
[g]Abner bena: Abner, ameka vi
enye sia? Abner ɖo ŋu bena:
Fia, meta wò siaa, nyemenyae o!
56 Fia la gblɔ bena: Yi ɖabia
amesi vi ɖekakpui la nye ta se.
57 Esi Dawid gbɔ tso Filistitɔ la
wuƒe la, Abner kplɔe yi Saul
ŋku me, eye wòlé Filistitɔ la ƒe
ta ɖe asi. 58 Eye Saul biae bena:
Ɖekakpui, ameka vi nènye? Da-
wid ɖo ŋu bena: Wò dɔla Betle-
xemtɔ Isai ƒe vi menye.

**Dawid dze xɔlɔ̃ Yonatan; dukɔ la kafui, gake Saul lé fui.**

**18.** Esi wòƒo nu kple Saul vɔ la,
Dawid ƒe nu lé dzi na Yona-
tan, eye Yonatan lɔ̃e abe eya ŋutɔ
ɖokui ene. 2 Eye Saul [i]xɔe gbe-
magbe, eye meɖe mɔ nɛ be, wòa-
gbugbɔ ayi foƒoa ƒe me o. 3 Eye
[k]Yonatan kple Dawid wobla nu,
elabena elɔ̃e abe eya ŋutɔ ɖokui
ene. 4 Eye Yonatan ɖe awu ʋla-
ya, si le eŋu la, tsɔ na Dawid
hekpe ɖe eƒe aʋawu kple yi, dati
kple alidziblanu ŋu. 5 Eye Dawid
yia afisiafi, si Saul dɔe ɖo, eye
[a]wòdze aɖaŋu; Saul tsɔe ɖo aʋa-
wɔlawo katã nu, eye eƒe nu nyo
dukɔ blibo la kple Saul ƒe dɔ-
lawo ŋu.
6 Esi wogbɔ tso Dawid ƒe Fili-
stitɔa wuƒe la, [b]nyɔnuwo tso Is-
rael-duwo katã me le ha dzim
hele ɣe ɖum va kpe fia Saul;
wole axatsɛ ƒom, le aseye tsom,
eye wole gakogoe ƒom. 7 Eye
nyɔnuawo le ʋu ƒom hedo ha ɖa
bena: Saul wu akpe, [d]Dawid wu
akpe nane! 8 Tete dzi ku Saul
ŋutɔ, eye nya la medze eŋu o,
eye wògblɔ bena: Wotsɔ akpe
nane na Dawid, ke nye la wotsɔ
akpe nam; fiaɖuƒe la koe kpɔtɔ
nɛ! 9 Tso gbemagbe dzi Saul
va Dawid kpɔ ge ɖe ƒomevii. 10
Esi ŋu ke la, [e]gbɔgbɔ vɔ̃ tso
Mawu gbɔ va dze Saul dzi, eye
wòdze agbo le afea me; ke Da-
wid tsɔ eƒe asi ƒo saŋku abe tsã
ene, eye Saul lé akplɔ ɖe asi.
11 Eye Saul [f]da akplɔ la, be yeatɔ
Dawid amimi ɖe gli ŋu; ke Da-
wid de axa zi eve. 12 Azɔ Saul
de asi Dawid vɔvɔ̃ me, elabena
Yehowa li kplii; ke edzo le Saul
ya gbɔ. 13 Eye Saul ɖee ɖa le
eɖokui ŋu hetsɔ ɖo amegã ɖe
ame akpe nu, eye wòdona dzea
dukɔ la ŋgɔ gagbɔna kpli wo. 14
Dawid ƒe [h]mɔwo katã dzea edzi,
elabena Yehowa li kplii. 15 Esi
Saul kpɔ be, nuwo dzea dzi nɛ
ŋutɔ la, ede asi evɔvɔ̃ me. 16
Ke Israel blibo la kple Yuda lɔ̃a
Dawid ƒe nya, elabena edona dzea
wo ŋgɔ, eye wògagbɔna kpli wo.
17 Eye Saul gblɔ na Dawid
bena: Kpɔ ɖa, matsɔ vinyenyɔnu
xoxoetɔ Merab na wò naɖe; nye
kalẽtɔ nam ko, eye wɔ Yehowa
ƒe aʋawo! Ke Saul gblɔ be:
Matsi ye si me o, boŋ netsi Fili-
stitɔwo si me! 18 Dawid gblɔ na
Saul bena: Ameka menye, ameka
nɔvinyewo nye, eye nuka foƒonye
ƒe ƒome nye le Israel, ne mahayi
fia ƒe to nye ge? 19 Ke esi ɣe-
yiɣi, si Saul le vianyɔnu Merab
tsɔ ge na Dawid wòaɖe, ɖo dzi
la, [l]etsɔe na Mexolatɔ Adriel
wòɖe.

**Dawid ɖe Mixal.**

20 Gake Saul ƒe vinyɔnu Mi-
xal lɔ̃ Dawid ƒe nya; esi wova

[a] kp. 14.
[b] Dan. 11, 34.
[d] 21, 12; 29, 5.
[e] 16, 14.
[f] 19, 10; 20, 33.
[g] 14, 50.
[h] kp. 5.
[i] 16, 22; 17, 15.
[k] 19, 1; 20, 17; 23, 18; Sam. II. 1, 26; 21, 7.
[l] Dan. 15, 2.

gblɔe na Saul la, nya la dze eŋu.
21 Tete Saul gblɔ bena: Matsɔe
nɛ, ne wòatrɔ zu mɔ̃ nɛ, eye
Filistitɔwo ƒe asi natui! Eye
Saul gblɔ na Dawid bena: Xɔ
evelia, ne nanye nye to egbe!
22 Eye Saul de se na eƒe dɔla- a 17, 50.
wo bena: Miƒo nu kple Dawid le
adza me be: Kpɔ ɖa, wò nu nyo
fia ŋu, eye eƒe dɔlawo katã lɔ̃
wò nya, eyata zu [b]fia ƒe to! 23 b 22 14.
Saul ƒe dɔlawo gblɔ nya siawo
ɖe Dawid ƒe to me, eye Dawid
gblɔ bena: Nu tsɛ wònye le mia
ŋku me be, woazu fia ƒe toa?
Ke nye la ame dahe menye, eye
nyemele ɖeke me o. 24 Tete Saul
ƒe dɔlawo va gblɔe nɛ bena: Ale
kple ale Dawid gblɔ esi. 25 Eye
Saul gblɔ be: Ale miagblɔ na
Dawid enye si: Fia mele srɔ̃ɖe-
nua ɖeke dim o, negbe Filistitɔwo
ƒe aʋanuyi alafa ɖeka ko, ne
wòabia hlɔ̃ fia ƒe futɔwo. Ke
Saul bu be, yeana Dawid natsi
Filistitɔwo si me. 26 Dɔlawo va d 18, 10. 11.
to nya la na Dawid, eye nya la
dze Dawid ŋu be, wòazu fia ƒe to.
Esi ŋkekeawo mekpɔ de haɖe o
la, 27 Dawid kple eƒe amewo ho
yi ɖawu ame alafa eve le Filisti- e Ps. 59, 1.
tɔwo dome, eye wòtsɔ woƒe aʋa-
nuyiwo vɛ na fia la wòde pɛpɛpɛ,
bena ne wòazu fia ƒe to. Tete
Saul tsɔ vianyɔnu Mixal nɛ wòɖe.
28 Esi Saul kpɔ dze sii be, Ye-
howa li kple Dawid, eye Saul vi-
nyɔnu Mixal lɔ̃a eƒe nya la, 29
Saul [f]gavɔ̃ Dawid ɖe dzi, eye wòlé f kp. 12.
fui ŋkekeawo katã. 30 Eye wòva
me, ne Filistitɔwo ƒe amegãwo
ho, eye zi geɖe alesi woho la, edzea
dzi na Dawid wu Saul ƒe dɔlawo
katã, eye eƒe ŋkɔ de du ŋutɔ.

**Saul ti Dawid yome, eye wòsi yi Samuel gbɔ.**

**19.** Eye Saul gblɔ na via Yona-
tan kple eƒe dɔlawo katã
bena, woawu Dawid; ke [g]Da- g 18, 3.
wid ƒe nu lé dzi na Saul vi Yo-
natan. 2 Eye Yonatan va gblɔe
na Dawid bena: Fofonye Saul le
didim be, yeawu wo; eyata kpɔ
ɖokuiwò dzi nyuie etsɔ, eye nabe
ɖe ɣaɣlaƒe! 3 Ke nye la mayi
aɖatsi tre ɖe fofonye gbɔ le gbe-
dzi, afisi nèle, eye maƒo nu le
ŋuwò na fofonye, eye ne mekpɔ,
alesi wòle la, mava gblɔe na wò.

4 Eye Yonatan ƒo nu nyuie le
Dawid ŋu na fofoa Saul gblɔ nɛ
bena: Fia megada vo ɖe eƒe dɔla
Dawid ŋu o, elabena meda ƒu ɖe
ŋuwò o, ke boŋ nusiwo wòwɔ la,
wò nyui ko wonye. 5 Etsɔ eƒe
agbe ɖo asiƒo me [a]hewu Filistitɔ
la, eye Yehowa ɖu dzi gãa ɖe na
Israel blibo la. Wò ŋutɔ èkpɔe,
eye dzi dzɔ wò; nukaŋuti nèbe,
yeada vo ɖe ʋu maɖiƒɔ ŋu aha-
wu Dawid dzodzro? 6 Tete Saul
ɖo to Yonatan ƒe gbe, eye Saul
ka atam bena: Meta Yehowa ƒe
agbe, ne woawui fĩ! 7 Tete Yo-
natan yɔ Dawid hegblɔ nyawo
katã nɛ, eye Yonatan kplɔ Dawid
vɛ na Saul wònɔ egbɔ abe tsã
ene. 8 Eye aʋa gadzɔ, eye Da-
wid yi ɖawɔ aʋa kple Filistitɔwo,
eye wòwu wo dometɔ geɖewo
ŋutɔ, ale be wosi le wo nu.

9 Gbɔgbɔ vɔ̃ gatso Yehowa gbɔ
va dze Saul dzi, esime wòbɔbɔ
nɔ eƒe me, eye eƒe akplɔ le esi;
ke Dawid tsɔ asi le saŋku ƒomi.[d]
10 Eye Saul di be, yeatɔ akplɔ
Dawid amimi ɖe gli ŋu, ke ede
axa na Saul, eye akplɔ la yi ɖatɔ
gli. Eye Dawid si dzo le zã ma
me. 11 Tete [e]Saul dɔ amewo ɖo
ɖe Dawid ƒe me, be woadzɔ eŋu,
eye ne ŋu ke la, woawui. Eye
Dawid srɔ̃ Mixal gblɔ nɛ bena:
Ne mèɖe wò agbe le zã sia me
o la, ekema ne ŋu ke la, àku!
12 Eye Mixal ɖiɖi Dawid to fesre
nu, eye wòsi dzo heyi. 13 Eye Mi-
xal tsɔ aklama kpakpɛ da ɖe aba
dzi, etsɔ gbɔ̃fuvɔ ɖo eƒe tade, eye
wòtsyɔ avɔ nɛ. 14 Tete Saul dɔ
amewo ɖo ɖa, be woaɖakplɔ Da-
wid vɛ; ke egblɔ be, ele dɔ lém.
15 Eye Saul dɔ amewo ɖo ɖa, ne
woaɖakpɔ Dawid ɖa gblɔ bena:
Miyi ɖakɔ eya kple abati la vɛ
nam, ne mawui! 16 Esi dɔlawo
va la, kpɔ ɖa, aklama kpakpɛ le
aba dzi, eye gbɔ̃fuvɔ le eƒe tade.
17 Tete Saul gblɔ na Mixal bena:
Nukaŋuti nèflum, eye nèɖe asi le
nye futɔ ŋu wòsii? Mixal ɖo ŋu
na Saul bena: Egblɔ nam be, ɖe
asi le ŋunye mayi, ne menye ne-
nem o la, mawu wò! 18 Ke Da-
wid si dzo, eye wòva Samuel gbɔ
le Rama hegblɔ nusiwo katã Saul
wɔe la, na Samuel, eye eya kple
Samuel wonɔ Nayot.

**Saul hã le nyagblɔlawo dome.**

19 Tete wova gblɔe na Saul be:
Kpɔ ɖa, Dawid le Nayot le Rama.
20 Enumake Saul dɔ amewo ɖo
ɖa, be woaɖakplɔ Dawid vɛ; ke a 18, 3.
esi wokpɔ nyagblɔɖilawo ƒe ha
le nya gblɔm ɖi, eye Samuel nye
tatɔ le wo nu la, Mawu ƒe gbɔ-
gbɔ va Saul ƒe dɔlawo dzi, ale
be woawo hã gblɔ nya ɖi.[b] 21 b 10, 10–12.
Eye wova gblɔe na Saul, tete wò-
dɔ dɔla bubuwo ɖo ɖa, eye woa-
wo hã gblɔ nya ɖi. 22 Tete eya
ŋutɔ yi Rama, eye esi wòva ɖo
ʋe gã, si le Sexu gbɔ la, ebia
bena: Afika Samuel kple Dawid
wole? Woɖo ŋu be: Kpɔ ɖa,
wole Nayot le Rama. 23 Eye wò-
yi Nayot le Rama. Tete Mawu
ƒe gbɔgbɔ la va eya hã dzi, eye
wòde asi nyagbɔgblɔ me ɖi le
yiyim, vaseɖe esime wòva Nayot
le Rama. 24 Eye eya hã ɖe eƒe
awuwo ɖi hede asi nyagbɔgblɔ
me ɖi le Samuel ŋku me, eye
wòɖe ama ɖi ŋkeke blibo ma kple
zã blibo la. Eyata wogblɔna be:
Saul hãe le nyagblɔɖilawo domea?

**Dawid kple Yonatan woɖo kpe woƒe xɔlɔ̃wowo dzi.**

20. Eye Dawid si tso Nayot le
Rama heva ƒo nu kple Yo-
natan gblɔ bena: Nuka mewɔ, vo
ka meɖa, eye nuvɔ̃ ka mewɔ ɖe
fofowò ŋu, hafi wòle nye ku dim?
2 Eɖo ŋu nɛ bena: Esia neɖe
megbe xaa, mèle kuku ge o! Kpɔ
ɖa, fofonye mewɔa nu gã alo nu
suea ɖeke, ne meɖee fiam hafi o;
nukaŋuti fofonye aɣla nusia ɖem?
Mele alea o. 3 Ke Dawid gaka d 18, 3.
atam gblɔ bena: Fofowò nyae be,
mèlɔ̃a nu le gbɔnye o, eyata wò-
bu be, Yonatan meganyae, ne wòa-
vee o! Ke meta Yehowa ƒe agbe
kple wò siaa: Ne afɔɖeɖe ɖeka le
mía kple ku dome fĩ! 4 Tete
Yonatan gblɔ na Dawid bena:
Gblɔ nusi mawɔ na wò! 5 Dawid
gblɔ na Yonatan bena: Kpɔ ɖa,
etsɔ enye dzinu yeye, eye wòle
nam be, mayi nuɖuƒe kple fia hafi;
eyata na mayi ɖaɣla ɖokuinye ɖe
gbe me vaseɖe ŋkeke etɔ̃lia ƒe
fiẽ! 6 Ne fofowò bia tanye la,
ekema gblɔ be: Dawid bia gbem
be, yeaɖe abla ayi yewo ɖe Bet-
lexem, elabena ƒome blibo la le
ƒevɔ sa ge le afima. 7 Ne egblɔ
be, enyo la, ekema wò dɔla ŋu
fa; ke ne eɖo dɔmedzoe la, eke-
ma nyae be, eɖo vɔ̃ ɖe tame. 8
Eyata ve wò dɔla nu, elabena mía
kple wò dɔla [a]míeɖo Yehowa ƒe
nubabla me. Ne meɖa vo la, eke-
ma wum, nukaŋuti nakplɔm ayi
fofowò gbɔe? 9 Yonatan gblɔ
bena: Esia neɖe megbe xaa tso
gbɔwò, ne menyae be, fofonye ɖo
vɔ̃ ɖe ŋuwò, eye nyemeva gblɔe
na wò o! 10 Eye Dawid gblɔ na
Yonatan bena: Ne fofowò ɖa gbe
ɖe gbɔwò la, amekae hele egblɔ
ge nam ma? 11 Tete Yonatan
gblɔ na Dawid bena: Va míyi gbe
me! Eye woa kple eve la woyi
gbe me. 12 Eye Yonatan gblɔ
na Dawid bena: Yehowa, Israel
ƒe Mawu! Ne meɖi nya le fofo-
nye nu nyitsɔ wɔale siawo, eye
kpɔ ɖa, eƒe dɔme kɔ ɖe Dawid
ŋu, eye nyemeɖɔ wova gblɔe ɖe
to me na wò o la, 13 ekema Ye-
howa nafia Yonatan agafiae ɖe
dzi! Ne fofonye ɖo vɔ̃ ɖe ŋuwò
kplikpaa la, ekema mava gblɔe ɖe
to me na wò, eye mado mɔ wò
nayi le ŋutifafa me. Yehowa anɔ
kpli wò, abe alesi wònɔ kple fo-
fonye tsã ene! 14 Ne metsi agbe
la, màɖe Yehowa ƒe lɔlɔ̃ afiam,
be nyemagaku oa? 15 Eye ne
Yehowa tsrɔ̃ Dawid ƒe futɔwo
dome ɖesiaɖe ɖa le anyigba dzi
la, megana wò lɔlɔ̃ la nu natso
le afenye me o tegbee! 16 Ale
Yonatan bla nu kple Dawid gblɔ
bena: Yehowa abia hlɔ̃ Dawid ƒe
futɔwo! 17 Eye Yonatan gaka
atam na Dawid ɖe [d]lɔlɔ̃, si wòtsɔ
lɔ̃e la dzi; elabena elɔ̃e abe eya
ŋutɔ ɖokui ene. 18 Eye Yonatan
gblɔ nɛ bena: Etsɔe nye dzinu
yeye, eye wole tawò bia ge, ela-
bena wò nɔƒe aɖi gbɔlo. 19 Eye
nyitsɔ la naɖe abla ayi afisi nèɣla
ɖokuiwò ɖo le gbedzrogbe, eye
nabɔbɔ nɔ Asel-kpe la gbɔ! 20
Mele aŋutrɔ etɔ̃ da ge ɖe exa,
abe nanee medzidze ene. 21 Eye
madɔ ɖekakpuia ɖe ɖa agblɔ be:
Yi ɖadi aŋutrɔwo! Ne megblɔ
na ɖekakpui la be: Kpɔ ɖa, aŋu-
trɔwo le megbewò afi, fɔ wo vɛ
la, ekema gbugbɔ, elabena ŋuwò
fa, eye nyaa ɖeke meli o; meta
Yehowa ƒe agbe! 22 Ke ne me-
gblɔ na ɖekakpui la bena: Kpɔ

da, aŋutrɔwo le ŋgɔwò afime la, ekema yi, elabena Yehowa do mɔ wò! 23 Kpɔ da, nya, si mía kpli wò míegblɔ egbe la, Yehowa anɔ mía kpli wò dome tegbee!

24 Eye Dawid ɣla edokui de gbea me. Esi dzinu yeye do la, fia la bɔbɔ nɔ kplɔ̃ ŋu, be yeadu nu. 25 Eye fia la bɔbɔ nɔ eteƒe xoxoa le gli ŋu, eye Yonatan tsi tre hena Abner bɔbɔ nɔ Saul ŋu, ke Dawid nɔƒe di gbɔlo. 26 Ke Saul megblɔ nyaa deke gbemagbe o, elabena ebu be, nanee dzɔ de edzi, ale be eŋu manya kɔ o; eŋutie mekɔ o kokoko.[b] 27 Esi Dawid nɔƒe di gbɔlo le dzinu yeye ƒe ŋkeke evelia dzi la, Saul bia via Yonatan bena: Nukaŋuti Isai vi la meva nuduƒe etsɔ kple egbe oa? 28 Yonatan do ŋu na Saul bena: Dawid bia gbem be, yeayi Betlexem. 29 Egblɔ be: Na mayi, elabena míaƒe ƒome le vɔ sa ge le dua me, eye nɔvinye do du dem; ne ève nunye la, ekema de mɔ nam, ne mayi adakpɔ nɔvinyewo da. Eyata meva fia ƒe kplɔ̃ ŋu o do. 30 Tete Saul do dɔmedzoe de Yonatan ŋu, eye wògblɔ nɛ bena: Wò nyɔnu tsigbe ƒe vi! Menyae be, ètia Isai vi la, be natsɔ ado ŋukpe dokuiwò kple dawò ƒe ama. 31 Elabena ŋkeke alesi Isai vi la le agbe le anyigba dzi la, mia kple wò fiaduƒe mali ke o; eyata dɔ, ne woakplɔe vɛ nam, elabena kuvi wònye! 32 Yonatan do ŋu na fofoa Saul gblɔ nɛ bena: Nukata wòaku do, eye nuka wòwɔ? 33 Enumake Saul [d]da akplɔe, be yeatɔe. Tete Yonatan dze sii, be ye fofoa do be, yeawu Dawid. 34 Eye dzi ku Yonatan vevie, wòtsi tre le kplɔ̃a ŋu, eye medu nu le dzinu yeye ƒe ŋkeke evelia dzi o; elabena ele nu xam le Dawid ta, elabena fofoa do ŋukpee.

35 Esi ŋu ke la, Yonatan yi gbe me, afisi eya kple Dawid wodo di, eye ŋutsuvi suea de kpe de eŋu. 36 Eye wògblɔ na ŋutsuvi la bena: Ƒu du, nadi aŋutrɔ, siwo da ge mala! Tete ŋutsuvi la ƒu du, eye wòda aŋutrɔ to eta. 37 Esi ŋutsuvi la va, afisi Yonatan da aŋutrɔ wòdze la, Yonatan do ɣli de ŋutsuvi la yome gblɔ bena: Aŋutrɔ la nye kem le ŋgɔwò afime! 38 Yonatan gado ɣli de ŋutsuvi la yome bena: Ɖe abla, netsɔ, megatɔ o! Eye Yonatan ƒe ŋutsuvi la fɔ aŋutrɔawo va eƒe aƒetɔ gbɔ. 39 Ke ŋutsuvi la menya naneke me o, negbe Yonatan kple Dawid koe nya nya la. 40 Yonatan tsɔ eƒe nuawo na ŋutsuvi, si kpe de eŋu la, eye wògblɔ nɛ bena: Tsɔ wo yi dua me! 41 Esi ŋutsuvia dzo la, tete Dawid tsi tre tso dziehe gome, eye [a]wòde ta agu hebɔbɔ zi etɔ̃, eye wodudɔ nu na wo nɔewo hefa avi kple wo nɔewo, vasede esime Dawid ƒe gbe sẽ wu. 42 Eye Yonatan gblɔ na Dawid bena: Yi le ŋutifafa me; nusi dzi mía ame eve míeka atam do le Yehowa ƒe ŋkɔ dzi bena, Yehowa nanɔ mía kple wò, nye dzidzimeviwo kple wò dzidzimeviwo dome la, nanɔ anyi tegbee!

**Nunɔla Aximelex tsɔ ŋkumedobolo kple Goliat ƒe yi na Dawid.**

**21.** Eye wòdze mɔ heyi, eye Yonatan va dua me. 2 Eye Dawid va nunɔla Aximelex gbɔ le Nob; tete Aximelex de abla va kpe Dawid, eye wògblɔ nɛ bena: Nukaŋuti wò deka nèva, eye amea deke mekpe de ŋuwò o? 3 Dawid do ŋu na nunɔla Aximelex bena: Fia de gbe asi nam, eye wògblɔ nam bena: Megana amea deke nase afime hã le nya, si gbe medɔ wò do, kple gbe, si mede asi na wò la ŋu o! Eye megblẽ dekakpuiawo de teƒea de. 4 Eyata nuka le asiwò? Na abolo atɔ̃ alo nusi nya le asiwò lam! 5 Nunɔla la gblɔ na Dawid bena: Abolo dzodzroa deke mele asinye o, negbe [e]abolo kɔkɔe koe li; ne dekakpuiawo nya kpɔ wo dokui dzi le [f]nyɔnu gome ko. 6 Dawid do ŋu na nunɔla la gblɔ nɛ bena: Wotsri nyɔnu na mí etsɔ kple nyitsɔ, hafi medze mɔ, eye dekakpuiawo ŋutinuwo ŋuti kɔ, evɔ wònye afɔ vɔ̃ dzi mele hafi; aleke abolo la ŋu makɔ le wo ŋutinuwo me egbea oa? 7 Eye nunɔla la tsɔ nu kɔkɔe la nɛ, elabena aboloa deke meli o, negbe ŋkumedobolo, si wode da le Yehowa ŋku me, be woatsɔ abolo dzodzoe ada di le gbesigbe

[a] Mo. I. 33, 3. 4.
[b] Mo. III. 15; Mo. V. 23, 11.
[d] 18, 11.
[e] Mo. III. 24, 5 v. 9.
[f] Mo. III. 22, 3 v. 7; Mo. II. 19, 15.

wodee da la koe.[a] 8 Ke Saul fe
dolawo dometo deka le afima,
amesi wosika de Yehowa ŋku me
gbemagbe; eŋkonye[b] Doeg, Edom-
to, si nye Saul fe lãkplolawo fe
amegã. 9 Eye Dawid gblo na Axi-
melex bena: Akplo alo yia deke
mele asiwò le afisia oa? Nye-
metso nye yi alo aʋawonua deke
de asi o, elabena fia fe nya la
le kplakplakpla dzi. 10 Nunola la
gblo bena: Filistito Goliat, amesi
[e]nèwu le logotibali me la, fe yi
li; kpo da, wobla avo de eŋu,
wòle komewu la megbe; ne èbe,
yeaxoe la, àxoe, elabena bubua
deke mele afisia kpe de eŋu o.
Dawid gblo bena: Etogbea deke
meli o, tsoe nam!

**Dawid si yi de fia Axis gbo.**

11 Eye Dawid dze mo gbema-
gbe hesi le Saul nu, eye wòva
Gat-fia [g]Axis gbo. 12 Tete Axis
fe dolawo gblo nɛ bena: Đe me-
nye eya nye Dawid, anyigba dzi
fia la oa? Alo menye eya ŋu
wodzi ha hedu ɣe le bena: Saul
wu akpe, Dawid wu akpe nane
oa?[i] 13 Nya siawo de dzi gbo
na Dawid, wòde asi Gat-fia Axis
vovõ me. 14 Tete [k]wòdo tsu edo-
kui le wofe ŋku me, eye wòle
adaʋanu wom le wo si me, ele
agbo la kukom, eye ade le tsyo-
tsyom de gè me nɛ. 15 Eye Axis
gblo na efe dolawo bena: Miekpo
be, adaʋato enye amesia, nuka-
ŋuti miekploe va gbonyee? 16 Alo
adaʋato fe koe le woyem, hafi
miekploe vɛ, be wòawo adaʋanu
le gbonyea? Amesiae age de afe-
nye mea?

**Dawid fe sisi.**

**22.** Eye Dawid dzo le afima
hesi yi [n]Adulam-gado la
me, eye esi noviawo kple fofoa-
femetowo katã see la, woyi egbo
le afima. 2 Eye hiãtowo, fenyi-
lawo kple amesiwo katã dome le
vevem la, va kpe ta de eŋu, eye
wòzu wofe tato; amesiwo le eŋu
la, woano ame alafa ene.[p] 3 Eye
Dawid dzo tso afima heyi Mizpe
le Moab, eye wògblo na Moab-fia
bena: Taflatse, na fofonye kple
danye naʋu ava mia gbo, vasede
esime manya, alesi Yehowa awo
nam! 4 Eye wòkplo wo va Moab-

[a] Mat. 12, 3.
[b] 22, 9. 18.
[d] 23, 14; Ps. 63, 1.
[e] 17, 50. 51.
[f] 18, 3.
[g] Ps. 56, 1.
[h] kp. 22; Ps. 52, 2.
[i] 18, 7; 29, 5.
[k] Ps. 34, 1.
[l] 21, 7–10.
[n] Ps. 57, 1.
[o] 18, 22. 27.
[p] Don. 11, 3.

fia gboe, eye wotsi egbo ŋkeke,
siwo katã Dawid no mõ me le to
dzi. 5 Ke nyagblodila Gad gblo
na Dawid bena: Megatsi mõ me
le to la dzi o, ke boŋ yi [d]Yuda-
nyigba dzi! Eye Dawid dzo heva
ave me le Xaret.

**Saul na wowu nunola 85 to vlodola Doeg dzi.**

6 Eye Saul se Dawid kple ame-
siwo le eŋu la ŋko. Ke Saul bobo
no to dzi le baniti te le Gibea;
elé efe akplo de asi, eye efe do-
lawo tsi tre fo xlãe. 7 Tete Saul
gblo na efe dola, siwo tsi tre fo
xlãe la bena: Mi Benyamin-viwo,
misee! Đe Isai vi la atso agble-
wo kple weinbowo na mi katã?
Eye dewòado mi katã amegãwoe
de ame akpe kple ame alafa nu,
8 hafi mi katã miebla de ŋunye,
eye amea deke mefi tofi nam be,
[f]vinye bla nu kple Isai vi la o,
eye nye nya medi amea deke, ne
wòafi tofi nam be, vinye na nye
futo de xa de ŋunye, abe alesi
wòle egbe sia ene oa? 9 Tete
[h]Edomto Doeg, amesi tsi tre de
Saul fe dolawo gbo, do ŋu gblo
bena: Mekpo Isai vi la, esime
wòva Axitub vi Aximelex gbo le
Nob. 10 Ebia nu Yehowa nɛ,[l]
etso mo dzi nududu nɛ, eye wòtso
Filistito Goliat fe yi nɛ. 11 Tete
fia la do be, woayi adayo nunola
Aximelex, Axitub vi, kple fofoa
femetowo katã, siwo nye nunola-
wo le Nob la vɛ, eye wo katã
wova fia la gbo. 12 Eye Saul
gblo bena: Axitub vi, se gbe!
Edo ŋu bena: Nyee nye si, afeto!
13 Saul gblo nɛ bena: Nukaŋuti
mia kple Isai vi la miebla de
ŋunye? Etso abolo kple yi nɛ,
eye nèbia nu Mawu nɛ, ne wòade
xa de ŋunye, abe alesi wòle egbe
sia enea? 14 Tete Aximelex do
ŋu na fia la gblo bena: Ameka
le wò dolawo katã dome, si woa
nutefe abe Dawid ene, amesi nye
[o]fia fe to, eye wònye amegã de
ŋuwò mewo nu, eye bubu le eŋu
le afewò me? 15 Egbee mede
asi nubiabia me Mawu nɛa? Esia
nede megbe xaa tso gbonye! Fia
megada nya de efe dola kple fo-
fonye fe afe blibo la dzi o, ela-
bena wò dola mese nya sueto alo
gede le nusiawo katã ŋu o. 16
Tete fia la gblo bena: Wò Axi-

melex kple fofowò fe afemetɔwo
katã miaku! 17 Eye fia la gblɔ
na blafo, siwo le tsitre de egbɔ
bena: Mite yi, ne miawu Yehowa
fe nunɔlawo, elabena woawo hã
fe asi le Dawid fe nya me, eye
wonyae bena, de wòsi, gake wo-
meva fi tofi nam o! Ke fia fe dɔ-
lawo melɔ̃ be, yewoado yewofe
asi da ada nu Yehowa fe nunɔla-
wo o. 18 Tete fia la gblɔ na
Doeg bena: Wòa te yi, ne nada
nu nunɔlawo! Enumake Edomtɔ
Doeg te yi heda nu nunɔlawo,
eye wòwu ŋutsu blanyi vɔ atɔ̃,
siwo do aklalakɔmewuwo la gbe-
magbe. 19 Etsɔ yi tsrɔ̃ [d]Nob, si
nye nunɔlawo fe du la, eye wò-
tsɔ yi wu ŋutsuwo kple nyɔnu-
wo, deviwo kple vidziewo, nyiwo
kple tedziwo kpakple alẽwo.

20 Eye Axitub vi, Aximelex fe
vi deka, si ŋkɔ nye Abyatar la,
si dze Dawid yome. 21 Eye Ab-
yatar gblɔ na Dawid bena: Saul
wu Yehowa fe nunɔlawo! 22 Tete
Dawid gblɔ na Abyatar bena:
Gbemagbe, esi Edomtɔ [e]Doeg le
afima la, menyae bena, eyina
egblɔ ge na Saul. Nyee di fɔ le
fofowò femetɔwo katã fe ku me.
23 Tsi gbɔnye, megavɔ̃ o, ela-
bena amesi le nye ku dim la, eya
adi wò hã wò ku; èkpɔ sitsofe
le gbɔnye.

**Dawid xɔ Kegila le Filistitɔwo si, wodo vloe, tí eyome, eye gake wodee to nukumɔa de dzi.**

**23.** Eye wova gblɔ na Dawid
bena: Kpɔ da, Filistitɔwo
le aʋa wɔm kple [g]Kegila, eye
wole lugbɔfewo ham. 2 Tete Da-
wid bia Yehowa bena: Mayi dasi
Filistitɔ siawoa? Yehowa gblɔ
na Dawid bena: Yi, èle Filisti-
tɔwo si ge, eye èle Kegila de ge.
3 Tete Dawid fe amewo gblɔ nɛ
bena: Kpɔ da, míele vɔvɔ̃m le
Yuda afisia tso, hafi míaho ayi
Kegila adakpe kple Filistitɔwo fe
aʋalɔgoawoa? 4 Dawid gabiã nu
Yehowa, eye Yehowa do ŋu gblɔ
nɛ bena: Tso nayi Kegila, ela-
bena matsɔ Filistitɔwo ade asi
na wò! 5 Tete Dawid kple efe
amewo yi Kegila, wowɔ aʋa kple
Filistitɔwo, eye wokplɔ wofe lã-
hawo dzoe, eye [l]wowu wo dome
ame gedewo. Ale Dawid de Ke-
gilatɔwo. 6 Esi Aximelex vi Ab-
yatar [a]si va Dawid gbɔ le Kegila
la, etsɔ kɔmewu la de asi vɛ. 7
Eye wova gblɔ na Saul bena:
Dawid va Kegila. Tete Saul gblɔ
bena: Mawu tsɔe de asi nam,
elabena eva tu edokui de du, si
nu agbo kple gameti le la me.
8 Eye Saul yɔ dukɔ blibo la fo
fu, be woaho aʋa de Kegila ŋu,
eye woade to de Dawid kple efe
amewo. 9 Esi Dawid dze sii be,
Saul do vɔ̃ de ye ŋu le adza me la,
egblɔ na nunɔla Abyatar bena:
[b]Tsɔ kɔmewu la vɛ! 10 Eye Da-
wid gblɔ be: Yehowa, Israel fe
Mawu, wò dɔla se be, Saul le
didim be, yeava Kegila, eye yea-
gblẽ du la le tanye. 11 Ðe Ke-
gilatɔwo atsɔm ade asi nɛa? Eye
de Saul le vava ge, abe alesi wò
dɔla se enea? Yehowa, Israel fe
Mawu, dee fia wò dɔla dzro! Ye-
howa gblɔ bena: Ele vava ge.
12 Eye Dawid gblɔ bena: Ðe Ke-
gilatɔwo atsɔ mía kple nye ame-
wo ade asi na Saul mahã? Ye-
howa do ŋu bena: Woatsɔ mi ade
asi. 13 Tete Dawid kple efe ame-
wo, woanɔ ame alafa ade, wodze
mɔ, eye wodzo tso Kegila do ta
afisiafi le yiyim ko. Esi wova
gblɔe na Saul be, Dawid si tso
Kegila la, etasi hoho la.

14 Eye Dawid nɔ [f]bebefewo le
gbedzi kple towo dzi; eye Saul
dii ŋkekeawo katã, gake Mawu
metsɔe de asi nɛ o. 15 Eye Da-
wid kpɔ bena, Saul ho be, yeadi
efe ku. Ke Dawid le ave me le
Sif-gbedzi. 16 Eye Saul vi Yo-
natan dze mɔ yi Dawid gbɔ le
ave la me, eye wòtsɔ Mawu de
dzi fo nɛ. 17 Eye wògblɔ nɛ bena:
Megavɔ̃ o, elabena fofonye Saul
fe asi matu wò o, eye wòe le fia
du ge de Israel dzi, ke nye la
manye evelia anɔ ŋuwò, eye [h]fo-
fonye hã nyae alea. 18 Eye [i]woa
kple eve la wobla nu le Yehowa
ŋku me; Dawid tsi ave la me, ke
Yonatan yi afe.

19 Eye [k]Siftɔwo va Saul gbɔ le
Gibea gblɔ bena: Kpɔ da, Dawid
ɣla edokui de mía gbɔ le bebefe
de ave me le Xaxila-togbɛ, si le
gbegbe fe dziehe la dzi. 20 Eyata
fia, ne enya dze ŋuwò nèbe, yeayi
ko la, ekema va mía gbɔ, eye

[a] 22, 20.
[b] 30, 7.
[d] 21, 2.
[e] kp. [illegible]
[f] kp. 19; 24, 1.
[g] Yos. 15, 44.
[h] 20, 30. 31; 24, 21.
[i] 16, 2.
[k] 28, 1; Ps. 54, 2.
[l] 19, 8.

míatsɔe ade asi na fia la. 21 Saul
gblɔ bena: Yehowa ayra mi, ela-
bena mieve nunye! 22 Miyi ḍadi
eme tsitotsito, ne mianya, eye
miakpɔ teƒe, si eƒe afɔ le, kpa-
kple amesi kpɔe le afima; ela-
bena wogblɔ nam bena, edze aḍa-
ŋu ŋutɔ. 23 Eyata miyi ḍadii le
bebeƒe, siwo katã wòɣla ḍo la,
eye ne mienyae vavã la, ekema
migbugbɔ va gbɔnye, ne mayi
kpli mi! Nenye be, ele anyigba
la dzi la, ekema madii le Yuda
ƒe ame akpeawo katã dome. 24
Eye wotso dze Saul ŋgɔ heyi Sif;
ke Dawid kple eƒe amewo le
Maon-gbedzi le gbadzaƒe, si le
gbegbe la ƒe dziehe gome. 25
Esi Saul kple eƒe amewo yi edi
ge, eye wova gblɔe na Dawid la,
eḍi abu yi agakpe la gbɔ ḍanɔ
Maon-gbedzi. Ke esi Saul see la,
eti Dawid yome va Maon-gbedzi.
26 Saul le to la ƒe go si me, ke
Dawid kple eƒe amewo le to la
ƒe go keme me; eye Dawid wɔ
kaba, be yeasi le Saul nu, ke
Saul kple eƒe amewo ḍe to ḍe
Dawid kple eƒe amewo, be yewoa-
lé wo. 27 Tete ame ḍɔḍɔa ḍe va
Saul gbɔ gblɔ bena: Netsɔ nava,
elabena Filistitɔwo va ƒo ḍe anyi-
gba la dzi! 28 Eye Saul gbugbɔ
tso Dawid yometiƒe heyi ḍakpe
Filistitɔwo. Eyata wona ŋkɔ teƒe
ma bena kaklãgakpe.

**Dawid kpɔ Saul ƒe agbe ta. eye wòna bena, wòdze si eƒe numadzɔmadzɔ.**

**24.** Eye Dawid tso afima yi ḍa-
nɔ totamemɔ̃ me le En-
Gedi. 2 Esi Saul gbɔ tso Filisti-
tɔwo yometiƒe la, wogblɔ nɛ bena:
Kpɔ ḍa, Dawid le En-Gedi-gbe-
dzi! 3 Tete Saul ḍe ŋutsu tiatia
akpe etɔ̃ le Israel blibo la me
heyi, be wòaḍi Dawid kple eƒe
amewo le agamegbɔ̃gakpe la dzi.
4 Eye wova alẽkpɔwo gbɔ le mɔ
to, afisi agadoa ḍe le, eye Saul yi
ḍe eme, be yeaḍe afɔḍzi; [d]ke
Dawid kple eƒe amewo le agado
la ƒe agɔ me gbɔ. 5 Tete Dawid
ƒe amewo gblɔ nɛ bena: Kpɔ ḍa,
esia nye ŋkeke, si ŋu Yehowa
gblɔ le na wò be, yeatsɔ wò futɔ
ade asi na wò, eye nawɔ nusianu,
si dze ŋuwò la, ḍe eŋu! Eye Da-
wid tsɔ yi ḍalã awu ʋlaya, si
Saul do la nu dzaa. 6 Ke esi Da-
wid wɔe vɔ la, eƒe dzi lã kpò, le
esi wòlã Saul ƒe awu ʋlaya nu
la ta. 7 Eye wògblɔ na eƒe ame-
wo bena: Nede megbe xaa tso
gbɔnye le Yehowa ta be, mawɔ
nusia ḍe nye aƒetɔ, si nye Yeho-
wa ƒe amesiamina la ŋu [a]ahade
asi eŋu, elabena Yehowa ƒe ame-
siamina wònye. 8 Ke Dawid gbe
nya na eƒe amewo, eye mena mɔ
be, woadze Saul dzi o; eye Saul
tsi tre tso agado la me helé eƒe
mɔ. 9 Emegbe Dawid tso hedo
le agado la me, eye wòdo ɣli ḍe
Saul yome gblɔ bena: Nye aƒetɔ
fia! Eye Saul nyè kɔ, tete Da-
wid de ta agu, eye wòbɔbɔ. 10
Eye Dawid gblɔ na Saul bena:
Nukaŋuti nèle amegbetɔ ƒe gbe
sem be, Dawid le wò vɔ̃ dim?
11 Kpɔ ḍa, wò ŋkuwo kpɔe egbe
sia be, Yehowa tsɔ wò de asi nam
egbea le agado la me; eye wo-
gblɔ be, mawu wò, ke meve nu-
wò, eye megblɔ bena: Nyemade
asi nye aƒetɔ ŋu o, elabena Ye-
howa ƒe amesiamina wònye. 12
Fofonye, kpɔ ḍa, wò awu ʋlaya
nu enye si le asinye; esi melã
wò awu ʋlaya nu, eye nyemewu
wò o la, nadze sii bena, vɔ̃ alo
tame vɔ̃a ḍeke mele menye o,
eye nyemewɔ nuvɔ̃a ḍeke ḍe ŋu-
wò o; ke wò la èle nye agbe dim
be, yeaḍe ḍa. 13 Yehowa nadrɔ̃
ʋɔnu le mía kpli wò dome, eye
Yehowa nabia hlɔ̃ wò nam, ke
nye asi made ŋuwò o![b] 14 Abe
alesi blematɔwo doa lo ene be:
Ame vɔ̃ḍiwo gbɔ nu vɔ̃ḍi tsona!
Ke nye asi made ŋuwò o! 15
Ameka gɔ̃ yome Israel-fia la dze,
eye ameka yome nèti? Avũ kuku
alo dosu ḍeka kolia? 16 Yeho-
wa nanye ʋɔnudrɔ̃la, eye wòadrɔ̃
ʋɔnu le mía kpli wò dome, akpɔ
nya me, eye wòaxɔ nya ḍe nunye
atso afia nam ḍe ŋuwò! 17 Esi
Dawid wu nuƒoƒo na Saul nu vɔ
la, Saul gblɔ bena: Vinye Dawid,
wò gbee nye esia? Eye Saul fa
avi kple ɣli 18 hegblɔ na Dawid
bena: Enye ame dzɔdzɔe wum,
elabena èwɔ nyui nam, ke nye
la mewɔ vɔ̃ ḍe ŋuwò! 19 Ede
nyui, si nèwɔ nam la, fia egbe
be, esi Yehowa tsɔm de asi na
wò la, mèwum o. 20 Ḍe amea de
atu eƒe futɔ, eye wòana wòalé

[a] Sam. II. 1, 14; Ps. 106, 16.
[b] Rom. 12, 19; Pet. I. 2, 23.
[d] Ps. 142, 1.

eƒe mɔ kɔ̃a? Eyata Yehowa na-
tsɔ nyui aɖo eteƒe na wò le nu-
si nèwɔ nam egbe la ta! 21 Ke
kpɔ ɖa, [a]menyae be, èle fia zu [a] 23, 17.
ge, eye Israel-fiaɖuƒe la ali ke ɖe
asiwò. 22 Eyata ta Yehowa nam
be, màtsrɔ̃ megbenye viwo o, eye
màtsrɔ̃ nye ŋkɔ ɖa le fofonye
ƒe me o! 23 Tete Dawid ka atam
na Saul; eye Saul yi aƒe, ke Da-
wid kple eƒe amewo yi mɔ̃ me
le to la dzi.

**Samuel ƒe ku. Nabal ƒe bometsinu wɔwɔ kple Abigail ƒe ayedzedze.**

25. Eye [b]Samuel ku, eye Israel [b] 28, 3.
blibo la kpe ta hefa konyi
nɛ, eye woɖii ɖe eƒe me le Rama.
Eye Dawid dze mɔ yi Paran-gbe-
dzi.
2 Ke ŋutsua ɖe nɔ Maon, amesi
ƒe dɔwɔƒe le Karmel; alɔme le
ŋutsu la si ŋutɔ, alẽ akpe etɔ̃
kple gbɔ̃ akpe ɖeka le esi, eye
wòva fu ko ge na eƒe alẽwo le
Karmel. 3 Ŋutsu la ŋkɔ nye
Nabal, eye srɔ̃ ŋkɔ nye Abigail:
nyɔnu la ƒe tagbɔ kɔ, eye wòdze
tugbe, ke ŋutsua enye ŋlɔmitɔ,
evɔ̃ɖi, eye wòtso Kaleb-ƒome me.
4 Esi Dawid se le gbeadzi bena,
Nabal va fu ko ge na eƒe alẽwo
la, 5 Dawid dɔ ɖekakpui ewo gblɔ
na wo bena: Miyi Nabal gbɔ le
Karmel, ne miaɖado gbe nɛ nam;
6 eye migblɔ na novinye la bena:
Edɔa, aƒewòmetɔwo dɔa, wò nu-
wo katã dɔa? 7 Mese be, èva fu
ko ge na alẽwo; wò lãkplɔlawo
nɔ mía gbɔ, gake míeɖe fu na
wo o, eye woƒe naneke mebu le
ŋkeke, siwo katã me wole Kar-
mel o. 8 Bia wò ɖekakpuiawo,
ne woagblɔe na wò! Eyata ve
wò ɖekakpuiwo nu, elabena ŋke-
ke nyui dzi míeva. Na nusi le
asiwò la wò dɔlawo kple viwò
Dawid! 9 Tete Dawid ƒe ɖeka-
kpuiawo va gblɔ nya siawo katã [d] Fia. I. 14, 10.
na Nabal le Dawid ƒe ŋkɔ me,
eye wole esinu kpɔm. 10 Ke Na-
bal ɖo ŋu na Dawid ƒe dɔlawo
gblɔ bena: Ameka nye Dawid,
eye ameka nye Isai vi? Egbe
siawo la dɔla geɖewo ɖe wole go
dzem le woƒe aƒetɔwo gbɔ. 11
Ðe matsɔ nye nuɖuɖu kple nye
nunono kpakple lã, si mewu na
nye fukolawo la, na amesiwo nye-
menya afisi wotso oa? 12 Eye
Dawid ƒe ɖekakpuiawo gbugbɔ
lé woƒe mɔ heva gblɔ nyawo
katã nɛ. 13 Tete Dawid gblɔ na
eƒe amewo bena: Mia dome ame-
siame neta yi! Eye wo dome
amesiame ta yi, eye wotso dze
Dawid yome, woanɔ ame alafa
ene; ke ame alafa eve tsi nuawo
gbɔ.
14 Ke ɖekakpuiawo dometɔ ɖe-
ka va gblɔ na Nabal srɔ̃ Abigail
bena: Kpɔ ɖa, Dawid dɔ amewo
tso gbedzi ɖo ɖe míaƒe aƒetɔ gbɔ,
be woaɖo gbe nɛ, ke eɖa gbe ɖe
wo gbɔ. 15 Ŋutsuawo ƒe dɔme
kɔ ɖe mía ŋu, womeɖe fu na mí
o, eye míaƒe nu suetɔ gɔ̃ hã mebu,
ŋkeke alesi míele yiyim kpli wo
le gbeadzi o. 16 Gli wonye le
mía ŋu le zã kple ŋkeke me,
esime míele alẽwo kplɔm le wo
gbɔ. 17 Eyata bu ta me naɖi nusi
nawɔ, elabena woɖo vɔ̃ ɖe míaƒe
aƒetɔ kple eƒe aƒe blibo la ŋu;
ke eyama la ame vɔ̃ɖi wònye, eye
amea ɖeke mekpɔ mɔ aƒo nu ɖe
egbɔ o. 18 Tete Abigail wɔ kaba
tsɔ abolo alafa eve, wein lãgbalẽ-
golo eve, alẽ atɔ̃, siwo woɖa, bli
tɔtɔe dzidzenu atɔ̃, weintsetse
ƒuƒu bolo alafa ɖeka kple gbotse-
tsebolo alafa eve, eye wòtsɔ wo
ɖo tedziwo dzi. 19 Eye wògblɔ
na eƒe ɖekakpuiwo bena: Midze
ŋgɔnye; kpɔ ɖa, mele mia yome
dze ge! Ke megblɔ nyaa ɖeke
na srɔ̃ Nabal o. 20 Esi wòɖo
tedzi ɖi abu hebu ɖe toa xa la,
tete Dawid kple eƒe amewo ɖo
ɖe edzi, eye wòƒo go wo. 21 Ke
Dawid gblɔ tsã bena: Yakatsyɔ
mekpɔ amesia ƒe nuwo katã dzi
le gbeadzi, be eƒe nuwo katã
dome suetɔ hã mebu o, eye wò-
tsɔ vɔ̃ ɖo nyui teƒe nam. 22
Mawu afia Dawid ƒe futɔwo aga-
fia wo ɖe dzi, ne makpɔtɔ eƒe
[d]ŋutsuwo katã dometɔa ɖe ɖi, ha-
fi ŋu nake fĩ! 23 Esi Abigail
kpɔ Dawid la, ewɔ kaba ɖi le
tedzi la dzi, eye wòɖe ta agu ɖe
Dawid ŋku me hebɔbɔ ɖe anyi-
gba. 24 Eye wòdze klo ɖe eƒe
afɔ nu gblɔ bena: Nye aƒetɔ, dzi-
nyee vodada la le! Eyata na wò
dɔlanyɔnu naƒo nu ɖe wò to me,
eye se wò dɔlanyɔnu ƒe gbe! 25
Nye aƒetɔ megaɖii na Nabal, ŋu-
tsu vɔ̃ɖi sia o; elabena eya kple

eƒe ŋkɔe sɔ: eŋkɔ nye Nabal, eye
movitɔ wònye; ke wò dɔlanyɔnu
mekpɔ nye aƒetɔ ƒe ḍekakpui, si-
wo wòdɔ ḍa la o. 26 Eyata nye
aƒetɔ, meta Yehowa ƒe agbe kple
wò amea siaa, Yehowa nye amesi
xe mɔ na wò, be nagaḍe hlɔ̃ƒe,
eye natsɔ wò asi axɔ na ḍokui-
wò o! Azɔ Nabal nenɔ abe nye
aƒetɔ ƒe futɔ, siwo le eƒe gbegblẽ
dim la ene! 27 Ke azɔ la xɔ nu-
siwo wò dɔlanyɔnu tsɔ vɛ na nye
aƒetɔ la, na ḍekakpui, siwo kplɔ
nye aƒetɔ ḍo la! 28 Tsɔ wò dɔ-
lanyɔnu ƒe vodadawo kee! Ye-
howa ana nye aƒetɔ ƒe aƒe nali
ke, elabena Yehowa ƒe aʋawo
wɔm nye aƒetɔ la le, eye dzɔ-
gbevɔ̃ea ḍeke madzɔ ḍe dziwò le
wò agbe me ŋkekewo katã me o!
29 Ne amea ḍe tso ti yowòme,
eye wòle wò ku dim la, ekema
woabla wò agbe ḍe agbagbeawo
ƒe nu me ḍe Yehowa, wò Mawu
gbɔ; ke woatsɔ wò futɔwo ƒe agbe
aḍe akafo me aḍa! 30 Eye ne-
nye be, Yehowa na nu nyui, si-
wo ŋugbe wòḍo na wò, nye aƒe-
tɔ, va me nɛ pɛpɛpɛ, eye wòtsɔ
wò ḍo [b]amegã ḍe Israel nu la,
31 ne nusia maganɔ mɔ me na
wò, nye aƒetɔ, eye wòaḍu dzi na
wò, be wò, nye aƒetɔ, nèkɔ ʋu
maḍiƒɔ ḍi, eye nèxɔ na ḍokuiwò
o! Ne Yehowa na wònyo na wò,
nye aƒetɔ la, ekema naḍo ŋku
wò dɔlanyɔnu dzi! 32 Tete Da-
wid gblɔ na Abigail bena: Woa-
kafu Yehowa, Israel ƒe Mawu, ame-
si dɔ wò ḍa nèva kpem egbe!
33 Woakafu wò nunya, eye woa-
kafu wò, amesi xe mɔ nam egbe be,
nyemagaḍe hlɔ̃ƒe, eye nyematsɔ
nye asi axɔ na ḍokuinye o! 34 Đeko
meta Yehowa, Israel ƒe Mawu, si
xe mɔ nam be, ñyemagawɔ vɔ̃ wò o
la ƒe agbe, ḍe menye ḍe nèḍe
abla va kpem o la, anye ne ŋu-
tsua ḍeke makpɔtɔ na Nabal, hafi
ŋu nake o. 35 Eye Dawid xɔ
nusiwo wòtsɔ vɛ la le esi, eye
wògblɔ nɛ bena: Yi aƒe le ŋuti-
fafa me! Kpɔ ḍa, mese wò gbe,
eye meve nuwò!
36 Esi Abigail va Nabal gbɔ la,
kpɔ ḍa, etu aglo ḍe eƒe me, abe
alesi fia tua agloe ene, eye Nabal
kpɔ dzidzɔ hemu aha wòtso me;
ke megblɔ nya sue alo geḍe nɛ,

[a] 27, 3; 30, 5.
[b] Sam. II. 5, 2.
[d] Sam. II. 3, 15.
[e] 23, 19; Ps. 54, 2.
[f] 14, 50; 17, 55.

vaseḍe esime ŋu ke o. 37 Ke esi
ŋu ke, eye wein la kɔ le mo na
Nabal la, srɔ̃a to nya siawo nɛ;
tete dzi ƒa ḍe dɔ me nɛ, eye eya-
ma zu kpe ḍi. 38 Le ŋkeke ewo
megbe la Yehowa ƒe asi va Na-
bal dzi, eye wòku. 39 Esi Dawid
se be, Nabal ku la, egblɔ be: Woa-
kafu Yehowa, si wɔ dzre kple Na-
bal ḍe ŋukpe, si wòḍom la ta, eye
wòtsri vɔ̃ na eƒe dɔla, ke Yehowa
na Nabal ƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ va eƒe
ta dzi! Tete Dawid dɔ ame ḍa,
be woaƒo nu kple Abigail, ne
yeaḍee wòanye ye srɔ̃. 40 Eye
Dawid ƒe dɔlawo va Abigail gbɔ
le Karmel, eye wogblɔ nɛ bena:
Dawid dɔ mí ḍe gbɔwò, be yeaḍe
wò nanye srɔ̃a. 41 Tete wòtsi
tre, eye wòtsyɔ mo anyi gblɔ be-
na: Kpɔ ḍa, wò dɔlanyɔnu aklɔ
eƒe aƒetɔ ƒe dɔlawo ƒe afɔ ŋu abe
kosi ene. 42 Enumake Abigail
wɔ kaba dze mɔ, edo tedzi, eye
egbɔ nyɔnu atɔ̃ kpe ḍe eŋu, eye
wòdze Dawid ƒe dɔlawo yome,
eye [a]wòzu srɔ̃a. 43 Dawid ḍe
Axinoam tso Yezreel hã, eye woa
kple eve wozu srɔ̃awo. 44 Ke
Saul tsɔ vianyɔnu Mixal, si nye
Dawid srɔ̃ la, na Lais vi [d]Palti,
tso Galim.

**Dawid tso Saul ƒe akplɔ kple tsinokplu, eye wòḍo ŋukpee zi evelia, le esime wòkpɔ eƒe agbe ta.**

**26.** Eye [e]Siftɔwo va Saul gbɔ
le Gibea gblɔ bena: Kpɔ
ḍa, Dawid ɣla eḍokui ḍe Xaxila-
togbɛ la dzi le gbegbe la kasa. 2
Tete Saul dze mɔ yi Sif-gbedzi,
eye Israel-ŋutsu tiatia akpe etɔ̃
kpe ḍe eŋu, ne woaḍi Dawid le
Sif-gbedzi. 3 Eye Saul ƒu asaḍa
anyi ḍe Xaxila-togbɛ, si le gbe-
gbe la kasa le mɔ to la dzi; ke
Dawid le gbeadzi. Esi Dawid kpɔ
be, Saul ti eyome va gbea dzi la,
4 edɔ ŋkutsalawo ḍa, eye wòse
be, Saul va vavã. 5 Eye Dawid
tso heva afisi Saul ƒu asaḍa anyi
ḍo, eye Dawid kpɔ afisi Saul kple
eƒe [f]aʋafia Abner, Ner vi la mlɔ;
Saul mlɔ tasiaḍamwo ƒe takpeƒe,
eye aʋakɔ la ḍe to ḍee godoo. 6
Tete Dawid xɔ eḍzi gblɔ na Xi-
titɔ Aximelex kple Abisai, Yoab
nɔvi, Zeruya vi bena: Amekae ayi
Saul gbɔ le asaḍa me kplim?
Abisai ḍo ŋu bena: Mayi kpli wò!

7 Eye Dawid kple Abisai wova
aʋakɔ la gbɔ le zã me; kpɔ ḍa,
Saul mlɔ anyi le alɔ̃ dɔm le ta-
siaḍamwo ƒe takpeƒe, eye wòtsɔ
eƒe akplɔ tu anyi ḍe eƒe tade,
eye Abner kple aʋakɔ la ḍe to
dee godoo. 8 Tete Abisai gblɔ
na Dawid bena: Mawu tsɔ wò
futɔ de asi na wò egbe, eyata na
[a]matu akplɔ edzi zi ḍeka pɛ ami- [a Sam. II. 16, 9.]
mi ḍe anyigba, nyemele eda ge
zi eve o! 9 Ke Dawid gblɔ na
Abisai bena: Megawui o; elabena
ameka ade eƒe asi Yehowa ƒe
amesiamina la ŋu, eye woagbe to-
hehe nɛa? 10 Dawid gagblɔ be-
na: [b]Meta Yehowa ƒe agbe: Ne [b 28, 10.]
menye [d]Yehowae awui, alo eƒe [d 24, 13.]
ŋkeke ade wòaku, alo wòayi aʋa
woawui o fi! 11 Nede megbe xaa
tso gbɔnye le Yehowa ta be, made
nye asi Yehowa ƒe amesiamina
la ŋu! Eyata tsɔ akplɔ, si le eƒe
tade, kple tsize la, ne míadzo!
12 Tete Dawid tsɔ akplɔa kple
tsize la le Saul ƒe tade, eye wo-
dzo; ke amea ḍeke mekpɔe o,
amea ḍeke menyae o, eye amea
ḍeke menyɔ o; ke boŋ wo katã
wodɔ alɔ̃, elabena [e]Yehowae na [e Mo. I. 2, 21; 15, 12.]
wodɔ alɔ̃ ku bliblibli.
13 Eye Dawid yi go keme he-
tsi tre ḍe to la tame le adzɔge,
eye wo dome didi. 14 Tete Da-
wid yɔ aʋakɔ la kple Abner, Ner
vi ḍa bena: Abner, mèle tɔtɔ ge
oa? Abner ḍo ŋu bena: Ameka
nye ekema le ɣli dom ḍe fia la
ta? 15 Eye Dawid gblɔ na Ab-
ner bena: Menye ŋutsue nènye
oa? Ameka de nuwò le Israel?
Nukaŋuti mèdzɔ wò afetɔ fia la
ŋu oa? Elabena amea ḍe tso dukɔ
la dome va, be yeawu wò afetɔ
fia la. 16 Menye nu nyui nye
esia nèwɔ o. Meta Yehowa ƒe
agbe be: Mi amesiwo medzɔ mia-
ƒe afetɔ, si nye Yehowa ƒe ame- [f 21, 11; Fia. I. 2, 39.]
siamina la ŋu o la, miedze ku!
Azɔ kpɔe ḍa be, afika fia ƒe akplɔ
kple tsize, si le eƒe tade la le
hã? 17 Saul dze si Dawid ƒe gbe, [g 25, 40–43.]
eye wògblɔ bena: Wò gbeea, vinye
Dawid? Dawid ḍo ŋu bena: Nye
gbee, nye afetɔ fia! 18 Eye wò-
gblɔ bena: Nukaŋuti nye afetɔ le
eƒe dɔla yome tim? Nuka me-
wɔ, eye vɔ̃ ka le ŋunye? 19 Azɔ
nye afetɔ nese eƒe dɔla ƒe nya-
wo dzro: Nenye Yehowae dɔ wò
ḍe ŋunye la, ekema axɔ vɔsa aʋẽ
ase, ke nenye amegbetɔviwoe la,
ekema aḍi wo ŋu le Yehowa ŋku
me, elabena wonyãm egbe, be nye-
magakpɔ gome le Yehowa ƒe anyi-
gba dzi o hegblɔ bena: Yi ḍasu-
bɔ mawu bubuwo! 20 Eyata nye
ʋu megage ḍe anyigba ḍe adzɔge
tso Yehowa ƒe ŋku ta o, elabena
Israel-fia do be, wòaḍi dosu ḍe-
ka, abe alesi wotia tegli yome le
towo dzi ene. 21 Tete Saul gblɔ
bena: Mewɔ nuvɔ̃, gbugbɔ, vinye
Dawid, nyemagawɔ vɔ̃a ḍeke wò
azɔ o, elabena nye agbe xɔ asi
le ŋkuwò me egbe; kpɔ ḍa, me-
wɔ lãnu, eye meda ƒu ŋutɔ. 22
Dawid ḍo ŋu gblɔ bena: Kpɔ ḍa,
fia ƒe akplɔ enye si, ḍekakpuia-
wo dometɔ ḍeka neva afi, ne
wòaxɔe! 23 Yehowa aḍo amesia-
me ƒe nu dzɔdzɔe wɔwɔ kple nu-
teƒewɔwɔ teƒe nɛ, elabena Yeho-
wa tsɔ wò de asi nam egbe, eye
nyemede asi Yehowa ƒe amesia-
mina la ŋu o. 24 Kpɔ ḍa, alesi
wò agbe nye nu gã le ŋkunye
me egbe la, nenema ke nye agbe
anye nu gã le Yehowa ŋku me,
eye wòaḍem tso hiãwo katã me.
25 Eye Saul gblɔ na Dawid bena:
Woayra wò, vinye Dawid; àdze
egɔme, eye àwu enu! Tete Da-
wid lé eƒe mɔ, eye Saul gbugbɔ
yi enɔƒe.

**Dawid nɔ Ziklag le Filistitɔwo ƒe anyigba dzi.**

27 Ke Dawid gblɔ le eƒe dzi
me bena: Gbe ḍeka ko mele
Saul si me tsi ge; anyo nam wu,
ne mesi yi ḍe Filistitɔwo ƒe anyi-
gba dzi, ekema Saul atasi nye
nya, eye magadim le Israel-nyi-
gba blibo la dzi azɔ o, eye mage
le esi me. 2 Tete Dawid kple
ŋutsu alafa ade, siwo le eŋu la,
dze mɔ yi Gat-fia [f]Axis, Maox vi
gbɔ. 3 Eye Dawid kple eƒe ame-
wo, amesiame kple eƒemetɔwo,
tsi Axis gbɔ le Gat; Dawid kple
srɔ̃a [g]eveawo, siwo nye Axinoam
tso Yezreel kple Nabal srɔ̃ Abi-
gail tso Karmel. 4 Esi wova gblɔ
na Saul bena, Dawid si yi Gat la,
megadii azɔ o. 5 Eye Dawid gblɔ
na Axis bena: Ne ève nunye la,
ekema na nɔƒem ḍe anyigba dzi
duawo dometɔ ḍeka me, ne manɔ

afima; nukaŋuti wò dɔla anɔ fia-
dua me kpli wò? 6 Tete Axis
tsɔ [a]Ziklag nɛ gbemagbe; eyata
Ziklag zu Yuda-fiawo tɔ vasede
egbe. 7 Ŋkeke, siwo Dawid nɔ
Filistitɔwo ƒe anyigba dzi la, le
ƒe ɖeka kple dzinu ene.
8 Eye Dawid kple eƒe amewo
yi ɖadze Gesuritɔwo, Girzitɔwo
kple Amalekitɔwo dzi; elabena
woawo nɔ anyigba la dzi tso ti-
titi yi ɖake ɖe Sur kple Egipte-
nyigba ŋu. 9 Tete Dawid si anyi-
gba la, eye mena ŋutsu alo nyɔ-
nua ɖeke tsi agbe o, eye wòtsɔ
alẽwo kple nyiwo, tedziwo kple
kposɔwo kple avɔwo gbɔe va Axis
gbɔ. 10 Ne Axis bia bena: afika
dzi mieɖadze egbea hã la, Dawid
ɖoa ŋu bena: Mietso Yuda ƒe
dziehe, Yeraxmeelitɔwo ƒe dziehe
kple Kenitɔwo ƒe dziehe. 11 Da-
wid mena ŋutsu alo nyɔnu tsi
agbe o, elabena ebu be, ne ye-
kplɔ wo va Gat la, woava ƒo nu
le yewo ŋu agblɔ be: Ale kple
ale Dawid wɔ enye si. Alea wò-
wɔ le ŋkeke, siwo katã wònɔ Fi-
listitɔwo ƒe anyigba dzi la me.
12 Axis ɖo ŋu ɖe Dawid ŋu hebu
bena, anya wɔ [d]nu baɖaa ɖe le
eƒe dukɔ Israel gbɔ, eye wòanye
yeƒe dɔla ɖaa.

**Saul le nyɔnu ŋoliyɔlaa ɖe gbɔ le En-Dor.**

**28.** Eye wòva me le ɣemaɣi
bena, Filistitɔwo ƒo woƒe
aʋakɔwo nu ƒu, ne woawɔ aʋa
kple Israel. Eye Axis gblɔ na
Dawid bena: Nyae be, mia kple
wò amewo miele aʋa ho ge kplim!
2 Tete Dawid gblɔ na Axis bena:
Enyo, àkpɔ nusi wò dɔla le wɔwɔ
ge. Axis gblɔ na Dawid bena:
Ekema matsɔ wò awɔ ŋunye dzɔ-
lae ɖaa.
3 Samuel [e]ku, eye Israel bli-
bo la fa nɛ, eye woɖii ɖe Ra-
ma, eƒe du la me. Ke Saul [f]nyã
ŋoliyɔlawo kple afakalawo ɖa le
anyigba la dzi. 4 Esi Filistitɔwo
kpe ta va ƒu asaɖa anyi ɖe Su-
nem la, Saul hã ƒo Israel blibo la
nu ƒu, eye woƒu asaɖa anyi ɖe
Gilboa. 5 Ke esi Saul kpɔ Fili-
stitɔwo ƒe aʋakɔa la, evɔ̃, eye
dzika tso eƒo ŋutɔ. 6 Eye Saul
bia nu Yehowa, ke Yehowa meɖo
ŋu nɛ le drɔ̃e me loo alo to [h]Urim

alo nyagblɔɖilawo dzi o. 7 Tete
Saul gblɔ na eƒe dɔlawo bena:
Midi nyɔnua ɖe, si me [b]ŋoliyɔ-
gbɔgbɔ le la nam, ne mayi egbɔ
aɖabia nui ase. Eƒe dɔlawo gblɔ
nɛ bena: Kpɔ ɖa, nyɔnu ŋoliyɔ-
laa ɖe le En-Dor. 8 Tete Saul
trɔ eƒe nɔnɔme hedo awu bubu-
wo, eye eya kple ŋutsu eve woyi
heva nyɔnu la gbɔ le zã me. Eye
wògblɔ bena: Ka nu, ne nayɔ ŋoli
nam, eye nakplɔ amesi mayɔ na
wò la vɛ nam! 9 Nyɔnu la gblɔ
nɛ bena: Kpɔ ɖa, wò ŋutɔ ènya
nusi Saul wɔ, eye wòtsrɔ̃ ŋoliyɔ-
lawo kple afakalawo ɖa le anyi-
gba la dzi. Nukaŋuti nèle mɔ̃
trem na nye agbe, be nawum?
10 Tete Saul ta Yehowa nɛ bena:
Meta Yehowa ƒe agbe, ne fɔɖiɖi
anɔ dziwò le nya sia me fĩ! 11
Nyɔnu la gblɔ bena: Ameka yɔ
ge mala na wò? Eɖo ŋu bena:
Yɔ Samuel nam! 12 Esi nyɔnua
kpɔ Samuel la, edo ɣli sesĩe. Eye
nyɔnu la gblɔ na Saul bena: Nu-
kaŋuti nèblem? Evɔ wònye wòe
nye Saul hafi! 13 Ke fia la gblɔ
nɛ bena: Megavɔ̃ o, nuka nèhe-
kpɔ ma? Nyɔnu la ɖo ŋu na Saul
bena: Mekpɔ mawua ɖe le dodom
tso anyigba tu me. 14 Eye wòbiae
bena: Aleke eƒe nɔnɔme le? Eɖo
ŋu bena: Ame tsitsia ɖe le dodom,
eye wòdo awu ʋlaya. Esi Saul
dze sii bena, Samuel ye la, ede
ta agu, eye wòbɔbɔ. 15 Eye
Samuel gblɔ na Saul bena: Nu-
kaŋuti nèɖe fu nam, eye nè-
na wokplɔm vɛ? Saul ɖo ŋu
bena: Meɖo xaxa me ŋutɔ: Fili-
stitɔwo le aʋa wɔm kplim, ke
Mawu trɔ ʋu le yonyeme, eye
megale nya ŋu ɖom nam azɔ to
nyagblɔɖilawo dzi loo alo to drɔ̃e
me o; eyata mena woyɔ wò vɛ,
ne nagblɔ nusi mawɔ la nam!
16 Samuel gblɔ be: Yehowa trɔ
ʋu le yowòme hezu wò futɔ; evɔ
nukaŋuti nèle nu biamem? 17 Ye-
howa wɔ, abe alesi wògblɔ to dzi-
nye ene, eye Yehowa xɔ fiaɖuƒe
la le asiwò hetsɔ na hawòvi Da-
wid. 18 Esi mèɖo to Yehowa ƒe
gbe o, eye mèwɔ eƒe dɔmedzoe,
si wòdo ɖe [g]Amalek ŋu dzi o la,
eyata Yehowa le nusia wɔm wò
egbea ɖo. 19 Yehowa atsɔ Israel
hã ade asi na Filistitɔwo akpe ɖe

[a] Yos. 15, 31; Ɖɔn. 1, 18.
[b] Ɖɔ. 16, 16.
[d] Mo. I. 34, 30; Mo. II. 5, 21.
[e] 25, 1.
[f] Mo. II. 22, 17.
[g] 15, 18. 19.
[h] Mo. II. 28, 30; 14, 37; 23, 9.

ŋuwò, eye [a]etsɔ la mia kple vi- a 31, 6.
wòŋutsuwo miava gbɔnye, Ye-
howa atsɔ Israel ƒe aʋakɔ la
hã ade asi na Filistitɔwo. 20
Enumake Saul tsra ɖe anyigba
dremu, eye wòvɔ̃ ŋutɔ le Samuel
ƒe nyawo ta. Ŋusẽ gɔ̃ hã megale
eŋu o, elabena meɖu naneke ŋke-
ke blibo kple zã blibo la o. 21 Eye
nyɔnu la va Saul gbɔ, eye wòkpɔ
bena, dzidzi ƒoe ŋutɔ. Tete wò-
gblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, wò dɔla-
nyɔnu se wò gbe; metsɔ nye agbe
ɖo asiƒo me, eye meɖo to wò nya,
siwo nègblɔ nam. 22 Eyata wò
hã ɖo to wò dɔlanyɔnu ƒe gbe,
eye na matsɔ abolo via ɖe aɖo
akɔwòme, ne naɖu, be ŋusẽ naɖo
ŋuwò, hafi nalé wò mɔ! 23 Ke
egbe gblɔ bena: Nyemele nu ɖu b Sam. II. 19, 28.
ge o. Tete eƒe dɔlawo kple nyɔnu
la ƒoe ɖe enu, eye wòɖo to woƒe
gbe, eye wòtsi tre tso anyigba
hebɔbɔ nɔ aba dzi. 24 Nyivi da-
mia ɖe le nyɔnu la si le aƒea me,
eye wòɖe abla hetsoe, eye wòku
wɔ blu hetɔ tatali maʋamaʋã.
25 Eye wòtsɔe va ɖo Saul kple eƒe
dɔlawo kɔme, eye woɖui; emegbe
wotso hedzo le zã ma me.

**Filistitɔwo gagbugbɔ Dawid ɖoɖa.**

**29.** Eye Filistitɔwo ƒo woƒe aʋa-
kɔwo katã nu ƒu ɖe [d]Afek, d 4, 1.
eye Israel ƒu asaɖa anyi ɖe vudo
la gbɔ le Yezreel. 2 Filistitɔwo
ƒe amegãwo ho yi alafaalafa kple
akpeakpe; ke Dawid kple eƒe
amewo ho mamlea kpe ɖe Axis
ŋu. 3 Tete Filistitɔwo ƒe amegã-
wo gblɔ bena: Nuka ɖim Hebritɔ
siawo le? Axis ɖo ŋu na Fili-
stitɔwo ƒe amegãwo bena: Alo
menye eya nye Dawid, Israel-fia
Saul ƒe dɔla, si le gbɔnye ƒe eve
enye si oa? Eye nyemekpɔ na-
neke le eŋu, tso esime wòva va-
seɖe egbe o. 4 Tete Filistitɔwo
ƒe amegãwo do dɔmedzoe ɖe eŋu, e 25, 42. 43.
eye Filistitɔwo ƒe amegãwo gblɔ
nɛ bena: Na ame sia nagbugbɔ
ayi teƒe, si nétsɔ nɛ, ne magayi
aʋa la kpli mí, eye wòanye míaƒe
futɔ le aʋa me o! Elabena nuka
ame sia awɔ atsɔ dze eƒe aƒetɔ
ŋu, ne menye ame siawo ƒe ta
oa? 5 Ɖe menye eyaé nye Dawid,
amesi nu [f]wodzi ha le heɖu ɣe f 18, 7.
bena: Saul wu akpe, Dawid wu g 23, 9.

akpe nane oa? 6 Tete Axis yɔ
Dawid gblɔ nɛ bena: Meta Yeho-
wa ƒe agbe, ame dzɔdzɔe nènye,
eye wò aʋahoho kple gbɔgbɔ
kplim dze ŋunye; elabena nye-
mekpɔ vɔ̃a ɖeke le ŋuwò tso gbe-
sigbe nèva gbɔnye vaseɖe egbe
o; ke wò nya metrɔ na amegãwo
o. 7 Eyata gbugbɔ yi le ŋuti-
fafa me, eye megawɔ nusi me-
dze Filistitɔwo ƒe amegãwo ŋu o!
8 Dawid gblɔ na Axis bena: Nu-
ka mehewɔ, eye nuka nékpɔ le
wò dɔla ŋu, tso gbesigbe meva
gbɔwò vaseɖe egbe, esi ta nye-
mekpɔ mɔ aɖawɔ aʋa kple nye
aƒetɔ fia ƒe futɔwo o? 9 Axis ɖo
ŋu gblɔ na Dawid bena: Nye la
menyae bena, ame nyui nènye
[b]abe mawudɔla ene, ke Filistitɔ-
wo ƒe amegãwo gblɔ bena, me-
gayi aʋa la kpli mí o! 10 Eyata
mia kple wò aƒetɔ ƒe dɔla, siwo
va kpli wò la, mifɔ ŋdi kanya,
hafi ŋu nake aɖe le eme, eye mi-
dzo! 11 Tete Dawid kple eƒe
amewo fɔ ŋdi kanya, eye wodze
mɔ le ŋdi hegbugbɔ yi Filistitɔ-
wo ƒe anyigba dzi; ke Filistitɔwo
ho yi Yezreel.

**Amalekitɔwo ha Ziklag; Dawid xɔ aboyonuawo le wo si.**

**30.** Esi Dawid kple eƒe amewo
gbɔ va Ziklag le ŋkeke
etɔ̃agbe la, kpɔ ɖa, Amalekitɔwo
va dze dziehenyigba kple Ziklag
dzi, eye wosi Ziklag heto dzoe.
2 Woɖe aboyo nyɔnu, siwo le eme,
ɖeviwo kple tsitsiawo siaa, ke wo-
mewu amea ɖeke o, boŋ wokplɔ
wo, eye wolé woƒe mɔ hedzo.
3 Esi Dawid kple eƒe amewo va
dua me la, kpɔ ɖa, wotɔ dzoe,
eye wolé woƒe viŋutsuwo kple
vinyɔnuwo. 4 Tete Dawid kple
aʋakɔ, si le eŋu la, fa avi kple
ɣli, vaseɖe esime avi meganya le
fafam na wo o. 5 Wolé Dawid
[e]srɔ̃ eveawo, siwo nye Yezreeltɔ
Axinoam kple Karmeltɔ Nabal srɔ̃
Abigail hã. 6 Eye Dawid xaxa
ŋutɔ, elabena aʋakɔ la be, yeaƒu
kpee, elabena dzi ku aʋakɔ blibo
la dome amesiame le viaŋutsuwo
kple vianyɔnuwo ta; ke Dawid
tsɔ eƒe Mawu, Yehowa, do ŋusẽ
eɖokui. 7 Eye Dawid gblɔ na
nunɔla Abyatar, Aximelex vi be-
na: [g]Tsɔ kɔmewu la vɛ! Tete

Abyatar tsɔ kɔmewu la yi na Da-
wid. 8 Eye Dawid bia nu Yeho-
wa bena: Mati adzoha sia yomea?
Eye matu woa? Eɖo ŋu nɛ bena:
Ti wo yome, elabena èle wo tu
ge, eye àxɔ ameawo! 9 Tete Da-
wid kple ame alafa ade, siwo le
eŋu la, woyi, eye esi wova Besor-
tɔʋu nu la, amea ɖewo tsi anyi.
10 Eye Dawid kple ame alafa ene
ti wo yome, ke ɖeɖi te ame alafa
eve, siwo tsi anyi la ŋu belibeli,
ale be womete ŋu atso Besor-tɔʋu
la o. 11 Wokpɔ Egipte-ŋutsua ɖe
le gbe me, eye wokploe va Dawid
gbɔe, eye wona aboloe wòɖu kpa-
kple tsii wòno. 12 Woka gbotse-
tsebolo hetsɔ weintsetse fufu kpe
ɖe eŋu nɛ wòɖu, eye [a]agbe gaɖo
eme, elabena ŋkeke etɔ̃ kple zã
etɔ̃ sɔŋ meɖu abolo o, eye meno
tsi o. 13 Dawid biae bena: Ame-
ka fe ame nènye? Eye afika nè-
tso? Eɖo ŋu be: Egipte-ɖekakpui
menye, eye menye Amalekitɔa
ɖe fe dɔla; ke nye afetɔ gblẽm
ɖi, elabena dɔ dze dzinye ŋkeke
etɔ̃agbe enye egbe. 14 Míeyi ɖa-
dze [d]Kretitɔwo fe dziehe kple
Yuda-nyigba kpakple [e]Kaleb fe
dziehe gome dzi, eye míetɔ dzo
Ziklag. 15 Eye Dawid gblɔ nɛ
bena: Màkplɔm ayi adzoha siawo
gbɔe oa? Eɖo ŋu bena: Ta Mawu
nam be, màwum o, eye màtsɔm
ade asi na nye afetɔ o, ekema
makplɔ wò ayi adzoha siawo gbɔe!
16 Esi wòkploe yii la, kpɔ ɖa,
wokaka ɖe anyigba blibo la dzi,
eye wole nu ɖum le nu nom hele
ɣe ɖum le aboyonu geɖe, siwo
katã woha tso Filistitɔwo fe anyi-
gba kple Yuda-nyigba dzi la ta.
17 Tete Dawid si wo tso ɣetrɔ
vaseɖe fiẽ, eye wo dometɔa ɖeke
mesi o, negbe ɖekakpuivi alafa
ene, siwo do kposɔ si la koe.
18 Eye Dawid xɔ nusiwo katã
Amalekitɔwo ha la, eye Dawid xɔ
srɔ̃a eveawo hã. 19 Wofe nusiwo
katã woɖe aboyo la, dometɔa ɖe-
ke mekpɔtɔ o, eɖanye ɖevi alo
ame tsitsi, ŋutsuviwo alo nyɔnu-
viwo o, Dawid xɔ wo katã gbɔe.
20 Eye Dawid xɔ alẽwo kple nyi-
wo katã hã, eye wokplɔ wo dze
lãha bubuawo ŋgɔ, eye wole gbɔ-
gblɔm bena: Dawid fe aboyonu
enye si!

21 Esi Dawid va ame alafa eve,
siwo ŋu ɖeɖi te belibeli, ale be
womete ŋu dze Dawid yome o,
amesiwo wògblẽ ɖe Besor-tɔʋu
nu gbɔ la, wova kpe Dawid kple
aʋakɔ, si le eŋu la; tete Dawid
te ɖe aʋakɔ la ŋu, eye wòdo gbe
na wo. 22 Tete ame vlo kple
yakame, siwo katã le ŋutsu, siwo
de kple Dawid dome la gblɔ be-
na: Esi woawo mede kpli mí o
la, eyata míana aboyonu, siwo
míexɔ la, fe ɖeke wo o; ke boŋ
wo dome amesiame nekplɔ srɔ̃a
kple viawo ko, ne wòayi! 23 Ke
Dawid gblɔ bena: Nɔvinyewo,
migawɔ alea o! Yehowae tsɔ nu
siawo na mí, ekpɔ mía ta, eye
wòtsɔ adzoha, siwo va dze mía
dzi la, de asi na mí. 24 Ameka
aɖo to mi le nya sia me? [b]Ke boŋ
amesiwo de aʋa la kple amesiwo
tsi nuawo gbɔ la, namãe sɔsɔe;
woamã wo hayooe! 25 Eye wotsɔe
wɔ se kple kɔnu na Israel tso
gbemagbe dzi vaseɖe egbe.
26 Esi Dawid gbɔ va Ziklag la,
eɖo aboyonuawo fe ɖewo ɖe Yu-
da-ame tsitsiwo, siwo nye xɔlɔ̃awo
la bena: Kpɔ ɖa, mixɔ nunana tso
Yehowa fe futɔwo fe aboyonuwo
me! 27 Eɖoe ɖe amesiwo le Betel,
amesiwo le Ramot le dziehe kple
amesiwo le Yatir; 28 amesiwo le
Aroer, amesiwo le Sifmot kple
amesiwo le Estemoa, 29 amesiwo
le Raxal, amesiwo le Yeraxmeelitɔ-
wo fe duwo me kpakple amesiwo
le Kenitɔwo fe duwo me; 30 ame-
siwo le Xorma, amesiwo le Bor-
Asan kple amesiwo le Atax 31
kpakple amesiwo le Xebron kple
tefe, siwo katã Dawid kple efe
amewo to.

#### Saul kple viawo fe tsɔtsrɔ̃.

31. [f]Eye Filistitɔwo wɔ aʋa kple
Israel, eye Israel-ŋutsuwo si
le Filistitɔwo nu, eye amewo tsi
aʋa le Gilboa-to la dzi. 2 Filisti-
tɔwo de Saul kple viaŋutsuwo de
nu, eye wowu Saul viŋutsuwo,
siwo nye Yonatan, Abinadab
kple Malkisua. 3 Aʋa la nu sẽ
ŋutɔ ɖe Saul dzi, eye esi aŋutrɔ-
dalawo va tui la, vɔvɔ̃ ɖoe ŋutɔ
le aŋutrɔdalawo ŋu. 4 Eye Saul
gblɔ na efe adekplɔvi la bena:
Di [g]wò yi nafo ɖem, ne bolotɔ sia-

[a] Ʋɔn. 15, 19.
[b] Mo. IV. 31, 27.
[d] Sam. II. 8, 18.
[e] Yos. 14, 13
[f] kp. 1—13 kpɔ Kron. I. 10, 1 v. 12.
[g] Ʋɔn. 9, 54.

wo magava ƒo nu ɖem awɔ fu-
ŋyafunyam o! Ke eƒe adekplɔvi la
melɔ̃ o, elabena ele vɔvɔ̃m ŋutɔ.
Tete Saul tsɔ eƒe yi, eye wòdze
enu. 5 Ke esi Saul ƒe adekplɔvi
la kpɔ be, eku la, eya hã tsɔ eƒe
yi dze enu, eye wòku kplii. 6 Ale
Saul kple viaŋutsu etɔ̃awo kple
eƒe adekplɔvi la kpakple eƒe ame-
wo katã ku gbe ɖeka enye si. 7
Esi Israel-ŋutsu, siwo le bali la
ƒe go keme kple Yordan ƒe go
keme dzi, kpɔ bena, Israel-ŋutsu-
wo si, eye Saul kple viaŋutsuwo
ku la, wogblẽ woƒe duwo ɖi he-
si, eye Filistitɔwo va nɔ wo me.
8 Esi ŋu ke la, Filistitɔwo va
nu ɖe ge le ame tsiaʋawo ŋu, eye
wokpɔ Saul kple viaŋutsu etɔ̃awo
le Gilboa-to la dzi. 9 Tete wotso
ta le enu, eye woɖe eŋutinuwo
ɖo ɖe Filistitɔwo ƒe anyigba dzi
godoo, ne woaɖe gbe ƒãe le woƒe
trɔ̃wo ƒe me kpakple le dukɔ la
dome. 10 Wotsɔ eƒe ŋutinuawo
va da ɖe Astartewo ƒe me, eye
wotsɔ eƒe kukua ku gli ŋu le Bet-
San. 11 Ke esi [a]Yabes-Gilead-
tɔwo se nusi Filistitɔwo wɔ Saul
la, 12 tete ŋutsu kalẽtɔwo dze
mɔ zɔ zã blibo la ɖaɖe Saul kple
viaŋutsuwo ƒe kukuawo le gli ŋu
le Bet-San, eye wova Yabes hetɔ
dzo wo le afima. 13 Eye wotsɔ
woƒe ƒuwo ɖi ɖe baniti te le Ya-
bes, eye [b]wotsi nu dɔ ŋkeke adre.

a 11, 1–11.
b Sam. II. 1, 12.

---

# SAMUEL ƑE AGBALẼ EVELIA.

---

**Dawid na wotso ta le ameal tsɔ Saul ƒe ɖakuku ve ne la nu.**

1. Eye wòva me ɖe Saul ƒe ku
megbe, esime Dawid gbɔ tso
Amalek-ʋa, eye Dawid nɔ Ziklag
ŋkeke eve megbe la, 2 kpɔ ɖa,
ŋutsua ɖe tso Saul ƒe asaɖa me
va le ŋkeke etɔ̃agbe, awu vuvu
le eŋu, eye ke le ta me nɛ. Eye
esi wòva Dawid gbɔ la, ede ta
agu, eye wòbɔbɔ. 3 Eye Dawid
biae bena: Afika nètso? Eɖo ŋu
nɛ bena: Israel ƒe asaɖa mee mesi
tso! 4 Dawid gblɔ nɛ bena: Aleke
nya la le? Taflatse, gblɔe nam!
Eye wòɖo ŋu bena: Dukɔ la si le
aʋa la nu, eye ame geɖewo tsi
aʋa le dukɔ la dome, eye Saul
kple via Yonatan hã ku. 5 Tete
Dawid bia ɖekakpui, si to nya la
nɛ bena: Aleke nèwɔ, hafi nyae
be, Saul kple via Yonatan ku?
6 Ɖekakpui, si to nya la nɛ la,
ɖo ŋu bena: Nanetɔe meva [i]Gil-
boa-to la dzi, eye kpɔ ɖa, Saul
ziɔ ɖe eƒe akplɔ ŋu, eye tasiaɖam
kple sɔdolawo ɖee ɖe enu. 7 Esi
wònyè kɔ kpɔm la, eyɔm, eye me-
tɔ bena: Nyee nye si! 8 Eye wò-
biam bena: Ameka nènye? Meɖo
ŋu nɛ bena: Amalekitɔ menye.
9 Eye wògblɔ nam bena: Te ɖe
ŋunye, ne nawum, elabena ŋuzi
le tsɔyem, eye agbe gale menye
ko. 10 Tete mete ɖe eŋu hewui,
elabena menyae be, anyi, si wò-
dze la, menye agbenɔtɔe o; eye
meɖe ŋgoblanu la le eta kple abɔ-
ga le eƒe abɔ hetsɔ va afi na nye
aƒetɔ. 11 Tete Dawid kple ŋutsu,
siwo katã ɖe eŋu la, [d]dze woƒe
awuwo. 12 Eye wofa konyi, fa
avi [e]hetsi nu dɔ vaseɖe fiẽ le Saul
kple via Yonatan kple Yehowa ƒe
dukɔ la kpakple Israel ƒe aƒe la
ŋuti, le esi wotsi yi nu la ta. 13
Eye Dawid bia ɖekakpui, si to nya
la nɛ bena: Afikatɔ nènye? Eɖo
ŋu bena: Amalekitɔa ɖe, si nye
amedzro la ƒe vi menye. 14 Tete
Dawid gblɔ nɛ bena: Nuka? Mèvɔ̃
be, nado wò asi ɖa awu Yehowa
ƒe amesiamina la oa?[f] 15 Eye
Dawid yɔ ɖekakpuiawo dometɔ
ɖeka gblɔ bena: Te va, ne [g]nada
nui afu anyi! Eye wòɖa nui wòku.
16 Eye Dawid gblɔ nɛ bena: [h]Wò
ʋu anɔ wò ta dzi! Elabena wò
ŋutɔ wò nue ɖi ɖase le ɖokuiwò
ŋu gblɔ bena: Mewu Yehowa ƒe
amesiamina la.

**Dawid ƒe konyifaha le Saul kple via Yonatan ƒe ku ŋuti.**

17 Tete Dawid kpa konyifaha
sia ɖe Saul kple via Yonatan ŋu,
18 eye wòɖe se be, woafia [k]aŋu-
trɔdaha la Yuda-viwo. Kpɔ ɖa,
woŋlɔe ɖe ame dzɔdzɔewo ƒe

d Mo. I. 37, 29.
e Sam. I. 31, 13.
f Sam. I. 24, 7.
g 4, 10. 12.
h Fia. I. 2, 32. 33.
i Sam. I. 31, 1 v. 3.
k kp. 22.

[a]agbalẽ me: 19 Oo Israel, wowu
wò atsyɔ̃ɖoɖo le wò togbɛwo dzi!
Aleke kalẽtɔwo hetsi aʋa ale!
20 [b]Migaɖe gbe fãe le Gat o, eye
migado kpoe le Askalon ƒe ablɔwo
me o, ne Filistitɔwo ƒe vinyɔnuwo
nagadzɔ dzi, eye bolotɔwo ƒe vi-
nyɔnuwo nagatso aseye o![d] 21 Mi
Gilboa-towo, zãmu alo tsi maga-
dza ɖe mia dzi o, eye agble [f]wɔ-
nuwo magano mia dzi o; elabena
afima wotsɔ kalẽtɔwo ƒe akpoxɔnu
ƒu gbe ɖo. Saul ƒe akpoxɔnu le
abe ɖe womesi ami nɛ o ene.
22 Yonatan ƒe aŋutrɔ medea me-
gbe le ame tsiaʋawo ƒe ʋu kple
kalẽtɔwo ƒe ami me o, eye Saul
ƒe yi megbɔna ƒuƒlu o. 23 Saul
kple Yonatan, amesiwo wolɔ̃na le
woƒe agbe me, eye tsi metoa wo
dome o, wo dome memã le ku
me hã o; woɖe abla wu hɔ̃, eye
wosesẽ wu dzata. 24 Israel-nyɔ-
nuviwo, mifa avi na Saul, amesi
ta aɖabɛ na mi heɖo atsyɔ̃ na mi,
eye wòdo sikatsyɔ̃ɖonu ɖe awu
dzi na mi! 25 Aleke kalẽtɔwo tsi
aʋa ale, eye wowu wò, Yonatan,
ɖe wò togbɛwo dzi! 26 Tɔwò le
veyem, nɔvinye Yonatan! Wò nu
vivi nunye ŋutɔ, eye wò lɔlɔ̃ nam
ƒo nyɔnuwo ƒe lɔlɔ̃ ta! 27 Aleke
kalẽtɔwo tsi aʋa, eye aʋawɔlawo
tɔ aka ale!

**Dawid zu fia le Yuda, eye Is-Boset le Israel.**

**2.** Le nya sia megbe la Dawid
[g]bia Yehowa bena: Mayi Yu-
da-duawo dometɔ ɖeka mea? Ye-
howa ɖo ŋu nɛ bena: Yi! Eye
Dawid gblɔ be: Afika yi ge mala?
Yehowa ɖo ŋu bena: Yi Xebron!
2 Tete Dawid yi afima, eye [h]srɔ̃
eveawo, Yezreeltɔ Axinoam kple
Karmeltɔ Abigail, kpe ɖe eŋu.
3 Eye Dawid kplɔ ŋutsu, siwo le
eŋu, hã yii amesiame kple eƒeme-
tɔwo, eye wonɔ Xebron-duwo me.
4 Tete Yuda-ŋutsuwo va, eye [k]wosi
ami na Dawid le afima, ne wòaɖu
fia ɖe Yuda ƒe aƒe la dzi. Eye
wova gblɔ na Dawid bena: [l]Yabes-
Gileadtɔwoe nye amesiwo ɖi Saul.
5 Tete Dawid dɔ amewo ɖo ɖe
Yabes-Gileadtɔwo gblɔ na wo be-
na: Yehowa ayra mi, elabena
mieve miaƒe aƒetɔ Saul nu, eye
mieɖii! 6 Eyata Yehowa ave mia
nu, eye wòaɖi anukware na mi,
eye nye hã mawɔ nyui sia tɔ-
gbe na mi, le esi miewɔ nusia
ta. 7 Ke migana miaƒe asi nado
agblɔ o, eye miwɔ ŋutsu, elabena
miaƒe aƒetɔ Saul ku, eye Yuda ƒe
aƒe la si ami nam, be maɖu fia
ɖe wo dzi.
8 Ke Saul ƒe [e]aʋafia Abner, Ner
vi, kplɔ Saul vi Is-Boset yi Maxa-
nayim, 9 eye wòɖoe fia ɖe Gilead
kple Asertɔwo, Yezreel, Efrayim,
Benyamin kple Israel blibo la dzi.
10 Saul vi Is-Boset xɔ ƒe blane,
esime woɖoe fia ɖe Israel nu, eye
wòɖu fia ƒe eve; negbe Yuda ƒe
aƒe la koe ku ɖe Dawid ŋu. 11
Ŋkeke, siwo Dawid ɖu fia le Xe-
bron ɖe Yuda ƒe afea dzi la, le
ƒe adre kple dzinu ade.
12 Eye Abner, Ner vi, kple Saul
vi Is-Boset ƒe dɔlawo ho tso Ma-
xanayim yi Gibeon. 13 Eye Zeruya
vi Yoab kple Dawid ƒe dɔlawo hã
ho, eye wova ƒo go wo nɔewo le
Gibeon-tato; woawo le ta la ƒe go
si me, eye ame meawo le ta la
ƒe go keme. 14 Tete Abner gblɔ
na Yoab bena: Na ɖekakpuiawo
natsi tre; ne woate wo ɖokui
akpɔ le mía ŋku me! Eye Yoab
gblɔ bena: Ne wotsi tre! 15 Eye
wotsi tre yi le woƒe xexlẽme nu;
ame wuieve nye Saul vi Is-Boset
tɔ tso Benyamin, eye wo ame wui-
eve tso Dawid ƒe dɔlawo dome.
16 Wolé ta na wo nɔewo heƒo yi
ɖe wo nɔewo ƒe abla me, eye wo-
dze anyi zi ɖeka. Eye wona ŋkɔ
teƒe sia be nudaƒe; ele Gibeon.

**Abner wu Asahel.**

17 Aʋa la nu sẽ ŋutɔ gbemagbe,
eye Dawid ƒe dɔlawo si Abner
kple Israel-ŋutsuwo. 18 Eye [i]Ze-
ruya viŋutsu etɔ̃ le afima: Yoab,
Abisai kple Asahel; eye Asahel
ƒe afɔ tsɔna abe zi le gbe me ene.
19 Eye Asahel ɖe Abner ɖe nu,
eye medze ɖe dusi alo mia me le
Abner yome o. 20 Tete Abner
nyè kɔ gblɔ bena: Wòe nye Asa-
hel mahã? Eɖo ŋu bena: Nyee.
21 Abner gblɔ nɛ bena: Dze ɖe
dusi alo mia me, eye nalé ɖeka-
kpuiawo dometɔ ɖeka aɖe eŋuti-
nu na ɖokuiwò! Ke Asahel gbe
be, yematrɔ le eyome o. 22 Abner
gagblɔ na Asahel bena: Trɔ le
yonyeme dzro! Nukata mada nu
wò aƒu anyi? Aleke mawɔ agate

[a] Yos. 10, 13.
[b] Mi. 1, 10.
[d] Sam. I. 18, 6.
[e] Sam. I. 14, 50.
[f] Mo. IV. 15, 18 v. 21.
[g] Sam. I. 30, 8.
[h] Sam. I. 25, 42. 43.
[i] Kron. I. 2, 16.
[k] 5, 3; Sam. I. 16, 13.
[l] Sam. I. 31, 12.

ŋu akpɔ noviwò Yoab ŋku mea?
23 Ke egbe tɔtrɔ, eye Abner tsɔ
akplɔnu [a]fo ɖe dɔ me nɛ, eye akplɔ   a 2, 27.
la ɖi go ɖe egodo, eye wòdze anyi
ɖe afima heku ɖe eteƒe. Eye wòva
me, ne amesiame va teƒe, si Asa-
hel dze anyi ku ɖo la, etɔna ɖi.
24 Eye Yoab kple Abisai woti
Abner yome, eye esi ɣe ɖo to la,
wova Ama-togbɛ, si le Giax kasa
le Gibeon-gbegbe-mɔ dzi la gbɔ.
25 Tete Benyamin-viwo ƒo wo ɖo-
kui nu ƒu ɖe Abner yome hewɔ
asafokɔ ɖeka, eye wotsi tre ɖe
togbɛa ɖe ta me. 26 Eye Abner
yɔ Yoab gblɔ bena: Ðe yi anɔ
nuɖuɖu dzi koa? Mènyae be, ava
vɔ̃ɖi ɖe dzi emegbe oa? Xekaɣi
nagblɔ na dukɔ la be, woatrɔ le
wo noviwo yomea? 27 Yoab ɖo
ŋu bena: Meta Mawu ƒe agbe, ɖe
menye wòe ƒo nu o la, anye ne
dukɔ la gbugbɔ le wo nɔewo yome
tso egbe ŋdi ke. 28 Eye Yoab
ku kpẽ, tete aʋakɔ blibo la tɔ,
womegati Israel yome o, eye wo-
dzudzɔ aʋawɔwɔ. 29 Eye Abner
kple eƒe amewo to tagba le zã
blibo la me hetso Yordan, eye wo-
to ʋe blibo la me va Maxanayim.
30 Eye esi Yoab gbugbɔ tso Ab-
ner yometiƒe la, eƒo aʋakɔ blibo
la nu ƒu, eye ame wuiasieke he-
kpe ɖe Asahel ŋu to le Dawid ƒe
dɔlawo dome. 31 Ke Dawid ƒe
dɔlawo wu ame alafa etɔ̃ kple
blaade le Benyamin kple Abner
ƒe amewo ŋu. 32 Eye wokɔ Asa-
hel dadi ɖe fofoa ɖiƒe le Betle-
xem; eye Yoab kple eƒe amewo
zɔ zã blibo la, eye ŋu ke ɖe wo
le Xebron.

**Dawid viwo.**

**3.** Eye aʋa nɔ Saul ƒe aƒe kple
Dawid ƒe aƒe dome eteƒe didi.
Eye Dawid [f]le ŋusẽ kpɔm ɖe dzi,   f 5, 10.
ke Saul ƒe aƒe la le gbɔdzɔgbɔ-
dzɔm ɖe dzi. 2 Eye wodzi [g]ŋu-   g Kron.I.3,1-4.
tsuviwo na Dawid le Xebron: Eƒe
ŋgɔgbevi nye [h]Amnon, si nye Yez-   h 13. 1.
reeltɔ Axinoam tɔ. 3 Evia evelia
nye Xileab, si nye Karmeltɔ, Na-
bal srɔ̃ Abigail tɔ; etɔ̃lia nye Ab-
salom, si nye Gesur-fia, Talmai ƒe
vinyɔnu Maaxa ƒe vi. 4 Enelia
nye [i]Adoniya, Xagit vi; atɔ̃lia   i Fia. I. 1, 5.
nye Sefatya, Abital vi; 5 eye ade-
lia nye Yitream, si nye Dawid
srɔ̃ Egla tɔ. Amesiawo wodzi na
Dawid le Xebron.

**Abner trɔ yi Dawid gbɔ; gake Yoab wui.**

6 Esi aʋa nɔ Saul ƒe aƒe kple
Dawid ƒe aƒe dome la, Abner ku
ɖe Saul ƒe aƒe ŋu vevie. 7 Ahiãa
ɖe nɔ Saul si, eŋkɔ nye [b]Rizpa,   b 21, 8.
Aya vinyɔnu. Eye Is-Boset gblɔ
na Abner bena: Nukaŋuti nède
fofonye ƒe ahiã gbɔ? 8 Tete Ab-
ner do dɔmedzoe le Is-Boset ƒe
nyawo ta gblɔ bena: Avũ ta me-
nye tso Yuda? Meve fofowò ƒe
aƒe kple noviawo kpakple xɔlɔ̃a-
wo nu egbea, eye nyemetsɔ wò
de asi na Dawid o; eye wòa nèle
nya hem ɖe ŋunye le nyɔnu ta
fifia? 9 Mawu nefia Abner, ne
wòagafiae ɖe dzi, ne nyemewɔ,
abe alesi Yehowa ka atam na Da-
wid be: 10 yeaxɔ fiaɖuƒe la le Saul
ƒe aƒe si, eye yeana Dawid ƒe
fiazikpui nali ke ɖe Israel kple
Yuda dzi tso Dan vaseɖe Beer-
Seba o fĩ! 11 Ke mete ŋu ɖo nyaa
ɖeke ŋu na Abner o, elabena ele
evɔ̃m.
12 Enumake Abner dɔ amewo
ɖo ɖe Dawid, ne woagblɔ nɛ be-
na: Ameka tɔe nye anyigba la?
Eye wògagblɔ be: Bla nu kplim,
eye kpɔ da, nye asi akpe ɖe ŋu-
wò, be matrɔ Israel blibo la ɖe
ŋuwò! 13 Eɖo ŋu bena: Enyo,
mabla nu kpli wò; ke nu ɖeka
dim mele tso asiwò; màkpɔ nye
ŋku me o, negbe ɖeko nakplɔ Saul
vinyɔnu Mixal vɛ, hafi àva kpɔ
nye ŋku me! 14 Tete Dawid dɔ
amewo ɖo ɖe Saul vi Is-Boset, ne
woagblɔ nɛ be: Kplɔ [d]srɔ̃nye Mi-   d Sam.I.18,25. v. 27.
xal, si metsɔ Filistitɔwo ƒe aʋa-
nuyi alafa ɖeka ɖe la, vɛ nam!
15 Eye Is-Boset dɔ woɖaxɔe le
srɔ̃a Lais vi [e]Paltiel si vɛ. 16 Eye   e Sam.I.25,44.
srɔ̃a dze eyome le avi fam ʋuu
kekeke vaseɖe Baxurim; eye Ab-
ner gblɔ nɛ bena: Gbugbɔ yi!
Tete wògbugbɔ. 17 Ke Abner ƒo
nu kple Israel-amegãwo bena: Me-
nye egbe o, menye etsɔ o, miele
Dawid dim, be wòaɖu fia ɖe mia
dzi. 18 Miwɔe azɔ! Elabena Ye-
howa gblɔ le Dawid ŋu be: Nye
dɔla Dawid ƒe asi dzi to ge mala
aɖe nye dukɔ Israel tso Filisti-
tɔwo kple woƒe futɔwo katã si
me. 19 Eye Abner ƒo nu ɖe Ben-
yamin hã ƒe to me; emegbe Abner

yi Xebron, be yeagblɔ nusiwo
katã dze Israel kple Benyamin ƒe
aƒe blibo la ŋu la, na Dawid. 20
Esi Abner kple ŋutsu blave, si-
wo kpe ɖe eŋu, va Dawid gbɔ le
Xebron la, Dawid wɔ amedzro na
Abner kple ŋutsu, siwo kpe ɖe
eŋu la. 21 Eye Abner gblɔ na
Dawid bena: Na matso ayi aɖaƒo
Israel blibo la nu ƒu ɖe nye aƒetɔ
fia ŋu, ne woabla nu kpli wò, eye
naɖu fia, alesi dze ŋuwò! Tete
Dawid ɖo Abner ɖa wòyi le ŋuti-
fafa me.
22 Eye kpɔ ɖa, Dawid ƒe dɔla-
wo kple Yoab gbɔ tso adzoʋa,
eye wohe aboyonu geɖe gbɔe; ke
Abner megale Dawid gbɔ le Xe-
bron o, elabena eɖoe ɖa wòyi le
ŋutifafa me. 23 Esi Yoab kple
aʋakɔ blibo, si le eŋu, gbɔ la,
wogblɔ na Yoab bena: Abner, Ner
vi, va fia la gbɔ, eye wòɖoe ɖa
wòyi le ŋutifafa me. 24 Tete Yoab
va fia la gbɔ gblɔ bena: Nuka
nye esi nèwɔ? Kpɔ ɖa, Abner
va gbɔwò; nukaŋuti nèɖoe ɖa wò-
dzo? 25 Mènya Abner, Ner vi
la oa? Elabena nuwò ble ge wò-
va, ne wòanya wò dodo kple wò
gbɔgbɔ kpakple nusiwo katã nè-
wɔna. 26 Tete Yoab do le Dawid
gbɔ heɖo ame ɖo ɖe Abner yome,
eye wotrɔe tso Sira-vudo la gbɔ
gbɔe, ke Dawid menyae o. 27 Esi
Abner trɔ gbɔ va Xebron la, Yoab
kplɔe yi agbo la te, be woa kplii
woaɖe kpɔ; eye [b]wòɖa nu dɔ me [b Fia. 1. 2, 5.]
nɛ le afima wòku ɖe nɔvia [d]Asa- [d 2, 23.]
hel ƒe ʋu ta. 28 Ke esi Dawid
va see la, egblɔ bena: Mía kple
nye fiaɖuƒe la míeɖi fɔ le Abner,
Ner vi ƒe ʋu me o le Yehowa
ŋku me tegbee. 29 Neva Yoab ƒe
ta kple fofoa ƒe aƒe blibo la dzi,
eye afuɖɔla kple anyidzela, amesi
tɔna ɖe ati ŋu kple amesi tsia
yi nu kpakple amesi abolokoe
wɔna, nu matso le Yoab ƒe me
o! 30 Yoab kple nɔvia Abisai wo-
wu Abner, le esi wòwu wo nɔvi
Asahel le aʋa me le Gibeon la
ta. 31 Tete Dawid gblɔ na Yoab
kple ameha, siwo katã le eŋu,
bena: Midze miaƒe awuwo, mita
akpanya, eye mifa konyi le Abner
ŋgɔ! Eye fia Dawid dze ame-
kukugba la yome. 32 Eye woɖi
Abner ɖe Xebron; [f]fia la fa avi [f Sam. I. 30, 4.]
kple ɣli le Abner ƒe yɔdo to, eye
ameha blibo la hã fa avi. 33 Eye
fia la fa na Abner gblɔ bena: Ɖe
Abner aku abe yakame enea?
34 Womebla asi na wò o, eye wo-
mede akɔbliga afɔ na wò o; èku,
abe alesi wokuna ɖe ame vlowo
si me ene! Tete ameha blibo la
gafa avi ɖe dzi wu. 35 Esi ɣe
gale dzi ko, eye ameha blibo la
va nuɖuɖu na ge fiaa la, Dawid
ka atam bena: Mawu nefiam ne
wòagafiam ɖe dzi, ne maɖe nu
nuɖuɖu alo nu bubua ɖe ŋu, hafi
ɣe naɖo to fĩ! 36 Eye esi ameha
blibo la dze sii la, edze wo ŋu;
nusianu, si fia la wɔ la, dze ameha
blibo la ŋu. 37 Eye ameha la
katã kple Israel blibo la dze sii
gbemagbe bena: Abner, Ner vi
la ƒe ku metso fia la gbɔ o. 38
Eye fia la gblɔ na eƒe dɔlawo
[a Sam. I. 26, 16.] bena: Mienyae be, [a]amegãa ɖe
kple ame ŋkɔŋua ɖee ku egbea
le Israel oa? 39 Ke nye la ɖevi
dzaa menye, hafi wosi ami nam
menye fia. Ke Zeruya vi siawo
tri akɔ wum. Yehowa naɖo vɔ̃
eteƒe na nuawɔla ɖe eƒe nu vɔ̃ɖi
wɔwɔ la nu!

**Wowu Is-Boset. Dawid bia Is-Boset ƒe hlɔ̃.**

4. Esi Saul vi se bena, Abner
ku le Xebron la, eƒe asiwo
gbɔdzɔ, eye dzidzi ƒo Israel blibo
la. 2 Eye ŋutsu eve, siwo nye
adzohawo kplɔlawo, le Saul vi la
si; ɖeka ŋkɔ nye Baana, eye eve-
lia ŋkɔ nye Rexab, amesiwo nye
Beerottɔ Rimon viwo tso Benya-
min-viwo dome, elabena wobua
Beerot hã kpe ɖe Benyamin ŋu;
3 ke Beerottɔwo si yi Gitaim, eye
wonye amedzrowo le afima va-
sede egbe. 4 Eye ŋutsuvia ɖe le
Saul vi Yonatan si, amesi ƒe ata
tu. Exɔ ƒe atɔ̃, esime du tso Yez-
reel va le Saul kple Yonatan ŋuti;
tete enyila tsɔe kpa hesii, eye esi
wòle kplakplakpla dzi le sisim la,
ege, eye wòtu; eŋkɔ nye Mefi-
[e 9, 3.] boset.[e] 5 Azɔ Beerottɔ Rimon vi-
wo, Rexab kple Baana, tso yi,
eye wova Is-Boset ƒe me le ŋdɔ-
kutsu, esime wòle ŋdɔlɔ̃ dɔm.
6 Wova aƒea me, be woatsɔ lu;
eye woɖa nu dɔ me nɛ, eye Rexab
kple nɔvia Baana wosi dzo. 7 Esi
wova aƒea me la, emlɔ eƒe aba

dzi le xɔgã me, tete woda nui wu,
eye wotso ta le enu hetsɔ eƒe ta
dze mɔ to tagba le zã blibo la
me. 8 Eye wotsɔ Is-Boset ƒe ta
vɛ na Dawid le Xebron gblɔ na
fia la bena: Kpɔ ɖa, wò futɔ Saul
vi Is-Boset, amesi le wò ku dim
la, ƒe ta enye si; ale Yehowa bia
hlɔ̃ Saul kple eƒe dzidzimeviwo
na nye aƒetɔ fia egbe sia! 9 Tete
Dawid ɖo ŋu na Rexab kple nɔ-
via Baana, amesiwo nye Beerot-
tɔ Rimon viwo, gblɔ na wo bena:
Meta Yehowa, si ɖe nye agbe tso
hiãwo katã me la, ƒe agbe: 10
[b]Melé ame ma, si va gblɔ nam
be, Saul ku la, eye mewui le Zik-
lag, evɔ wònye eya ŋutɔ bu be,
gbe nyui yehe vɛ, eye mana dɔ-
tsɔho ye hafi. 11 Azɔ esi ame
vlowo wu ame dzɔdzɔe ɖe eƒe
aba dzi le eƒe xɔ me la, ɖe nye-
mabia eƒe ʋu tso mia si, eye ma-
tsrɔ̃ mi ɖa tso anyigba dzi oa?
12 Tete Dawid de se na ɖeka-
kpuiawo, eye wowu wo he'ã woƒe
asiwo kple afɔwo ɖaku ɖe ta to
le Xebron; ke wotsɔ Is-Boset ƒe
ta ɖi ɖe Abner ƒe yɔdo me le
Xebron.

**Israel ƒe to mamleawo si ami na Dawid.**

5. [g]Tete Israel-toawo katã va
Dawid gbɔ le Xebron, eye
wogblɔ bena: Kpɔ ɖa, [h]wò ƒu kple
wò ŋutilã mienye. 2 Tsã esi Saul
nye fia ɖe Israel nu la, wòe kplɔa
Israel doa goe, eye nègakplɔnɛ
gbɔnɛ, eye Yehowa gblɔ na wò
bena: Wòe anyi nye duko Israel,
eye nanye [i]amegã ɖe Israel nu!
3 Ale Israel-amegãwo katã va fia
la gbɔ le Xebron, eye fia Dawid
bla nu kpli wo le Xebron le Ye-
howa ŋku me, eye [k]wosi ami na
Dawid, ne wòaɖu fia ɖe Israel dzi.
4 Dawid xɔ ƒe blaetɔ̃, esime wòzu
fia, eye wòɖu dzi ƒe blane.[n] 5
Eɖu fia ɖe Yuda dzi le Xebron
ƒe adre kple dzinu ade, eye wòɖu
fia ɖe Israel blibo la kple Yuda
dzi le Yerusalem ƒe blaetɔ̃ vɔ etɔ̃.

**Dawid xɔ Yerusalem.**

6 Eye fia la kple eƒe amewo ho
yi Yerusalem ɖe Yebusitɔ, siwo
nye ányigbadzitɔwo la ŋu; ke
woawo gblɔ na Dawid bena: Màte
ŋu ava afisia o, ŋkuagbãtɔwo kple
xɔdrɔ̃wo koe anyã wò! Egɔme

[a] 3, 1.
[b] 1, 15.
[d] kp. 11–25 kpɔ Kron. I. 14, 1–16.
[e] Lu. 3, 31.
[f] Mat. 1, 6.
[g] kp. 1–10 kpɔ Kron. I. 11, 1 v. 9.
[h] 19, 13.
[i] Sam. I. 13, 14; 25, 30.
[k] 2, 4; Sam. I. 16, 13.
[l] Sam. I. 30, 8.
[n] Fia. I. 2, 11; Kron. I. 29, 27.

enye be, Dawid mate ŋu ava afi-
sia o. 7 Ke Dawid xɔ Zion-mɔ̃
la, eya nye Dawid ƒe du. 8 Gbe-
magbe Dawid gblɔ bena: Amesi
asi Yebusitɔwo hekpe ɖe xɔdrɔ̃-
wo kple ŋkuagbãtɔwo, amesiwo
Dawid ƒe dzi lé fui la ŋu heva
ke ɖe tsiʋu la gbɔ la...! Eyata
wogblɔna be: Ŋkuagbãtɔ kple xɔ-
drɔ̃ megava aƒea me o! 9 Eye
Dawid va nɔ mɔ̃ la me hena ŋkɔe
be Dawid ƒe du; eye Dawid ɖo
gli ƒo xlãe va kpe tso Milo to
anyigba gome. 10 Eye [a]Dawid
le ŋusẽ kpɔm ɖe dzi, eye Yehowa,
aʋakɔwo ƒe Mawu la, li kplii.

**Dawid ƒe aƒe kple eƒe dziɖuɖuwo.**

11 [d]Eye Tiro-fia Xiram ɖo ame-
wo kple sedertiwo ɖe Dawid he-
kpe ɖe atikpalawo kple kpeƒula-
wo ŋu, ne woatu xɔ na Dawid.
12 Azɔ Dawid dze sii bena, Ye-
howae ɖo ye, ne yeaɖu fia ɖe Israel
dzi, eye wòna eƒe fiaɖuƒe de dzi
le eƒe dukɔ Israel ta. 13 Esi Da-
wid tso Xebron va la, egadze
ahiãwo, eye wòɖe srɔ̃wo le Ye-
rusalem, eye wogadzi ŋutsuviwo
kple nyɔnuviwo na Dawid. 14
Amesiwo wodzi nɛ le Yerusalem
ƒe ŋkɔwo nye esi: Samua, Sabab,
[e]Natan kple [f]Salomo, 15 Yibxar,
Elisua, Nefeg kple Yafia, 16 Eli-
sama, Elyada kple Elifelet.
17 Tete Filistitɔwo se bena, wosi
ami na Dawid heɖo fiae ɖe Israel
dzi, eye Filistitɔwo katã ho, bena
woadi Dawid. Eye esi Dawid see
la, eyi mɔ̃ la me. 18 Eye Filisti-
tɔwo va kaka ɖe Refaim-bali la
me. 19 Eye Dawid bia nu Yeho-
wa bena: Maho ɖe Filistitɔwo ŋua,
eye ɖe àtsɔ wo ade asi nama?
Yehowa ɖo ŋu na Dawid bena:
Ho yi, elabena matsɔ Filistitɔwo
ade asi na wò![l] 20 Tete Dawid
va Baal-Perazim, eye Dawid si
wo le afima, eye wògblɔ bena:
Yehowa dze nye futɔwo le ŋgɔ-
nye, abe alesi tɔsisi ŋɔa go ene.
Eyata wona ŋkɔ teƒe ma bena
Baal-Perazim. 21 Ke wogblẽ woƒe
legbawo ɖe afima, eye Dawid kple
eƒe amewo fɔ wo. 22 Eye Fili-
stitɔwo gaho heva kaka ɖe Re-
faim-bali la me. 23 Tete Dawid
bia nu Yehowa, eye wòɖo ŋu nɛ
be: Megaho yi o, ke boŋ to wo
megbe, ne nava tu wo le klẽtiawo

kasa! 24 Eye ne eva me be, zi
ɖi va to klẽtiawo dome nèse la,
ekema wɔ kaba, elabena Yehowa
dze ŋgɔwò, be wòasi Filistitɔwo
ƒe aʋakɔ la! 25 Eye Dawid wɔ,
abe alesi Yehowa ɖe se nɛ ene,
eye wòsi Filistitɔwo tso Geba va-
seɖe Gezer.

**Nubabladaka la tsotso yi Yerusalem. Mixal ɖu fewu le Dawid ŋu.**

**6.** [b]Eye Dawid gaƒo Israel ƒe
ame tiatiawo katã nu ƒu, wole
ame akpe blaetɔ̃. 2 Eye Dawid
kple dukɔ blibo, si le eŋu la, dze
mɔ yi [e]Baal-Yuda, ne woatsɔ Ma-
wu ƒe aɖaka, si ŋu woyɔa [f]Yeho-
wa Zebaot, amesi le Kerubiwo
ta me ƒe ŋkɔ ɖo la, atso afima.
3 Woɖa Mawu ƒe aɖaka la ɖe ta-
siaɖam yeyea ɖe me, eye wotsɔe
tso [h]Abinadab ƒe aƒe, si le togbɛ
dzi la me, eye Abinadab viwo Usa
kple Axio kplɔ tasiaɖam yeye la.
4 Esi wotsɔe tso Abinadab ƒe aƒe,
si le togbɛ dzi me la, wozɔ Mawu
ƒe aɖaka la xa, ke Axio dze aɖaka
la ŋgɔ. 5 Eye Dawid kple Israel
ƒe aƒe blibo la le ɣe ɖum kple
ŋusẽ katã hele ha dzim ɖe saŋku
kple kasaŋku, axatsɛ, nyawowoe
kple gakogoe ŋu le Yehowa ŋku
me. 6 Esi wova Naxon ƒe lugbɔƒe
la, Usa do asi ɖa lé Mawu ƒe aɖa-
ka la, elabena nyiawo dze ɖe aga.
7 Ke Yehowa do dɔmedzoe ɖe
Usa ŋu, eye Mawu [i]ƒoe ƒu afima
ɖe Mawu ƒe aɖaka la xa. 8 Tete
wòve Dawid be, Yehowa ɖe Usa
ɖa, eye wòna ŋkɔ teƒe ma be
Perez-Usa vaseɖe egbe. 9 Eye
Dawid vɔ̃ Yehowa gbemagbe he-
gblɔ be: Aleke Yehowa ƒe aɖaka
la ava gbɔnye? 10 Eye Dawid
melɔ̃ be, woatsɔ Yehowa ƒe aɖaka
la ava ye gbɔe le Dawid ƒe du la
me o; eye Dawid na be, woaɖa-
droe ɖe Gattɔ Obed-Edom ƒe me.
11 Ale Yehowa ƒe aɖaka la tsi
Gattɔ Obed-Edom ƒe me dzinu
etɔ̃, eye Yehowa yra Obed-Edom
kple eƒe aƒe blibo la.
12 [n]Eye wova gblɔ na fia Dawid
bena: Yehowa yra Obed-Edom ƒe
aƒe kple eƒe nuwo katã le Mawu
ƒe aɖaka la ta. Tete Dawid yi
ɖakɔ Mawu ƒe aɖaka la tso Obed-
Edom ƒe me va Dawid ƒe du la
me kple dzidzɔ. 13 Eye wòva me,
ne Yehowa ƒe aɖaka la tsɔlawo
ɖe afɔ zi ade la, etsɔa nyitsu
ɖeka kple nyivi dami ɖeka sa
vɔe.[a] 14 Dawid ɖu ɣe kple ŋusẽ
katã le Yehowa ŋku me, eye Da-
wid do aklala-kɔmewu. 15 Eye
Dawid kple Israel ƒe aƒe blibo la
le aseye tsom le kpẽ kum hetsɔ
Yehowa ƒe aɖaka la yii. 16 Esi
Yehowa ƒe aɖaka la va Dawid ƒe
dua me la, Saul vinyɔnu Mixal le
fesre nu kpɔ Dawid le kpo tim
hele ɣe ɖum le Yehowa ŋku me,
eye wòɖu fewu le eŋu le eƒe dzi
me. 17 [d]Eye wotsɔ Yehowa ƒe aɖa-
ka la va ɖa ɖe enɔƒe le agbadɔ, si
Dawid tu nɛ la me, eye Dawid
sa numevɔ kple akpeɖavɔ le Ye-
howa ŋku me. 18 Esi Dawid sa
numevɔ kple akpeɖavɔ vɔ la,
[g]eyra dukɔ la le Yehowa Zebaot
ƒe ŋkɔ me. 19 Eye Dawid mã
abolo bɔbɔ, lãkɔ kple weintsetse
fufu abolo ɖekaɖeka na dukɔ la
katã, si nye Israel ƒe ameha blibo
la dome amesiame, eye dukɔ blibo
la dome amesiame yi eƒe xɔ nu.
20 Esi Dawid yi gbe do ge na
eƒemetɔwo la, tete Saul vinyɔnu
Mixal va kpe Dawid gblɔ bena:
Aleke gbegbe Israel-fia ɖe bubu
eɖokui ŋu hede ama le eteviwo
ƒe dɔlanyɔnuwo ŋku me egbe, abe
alesi yakamewo ɖea amae ene!
21 Tete Dawid gblɔ na Mixal bena:
Yehowa, amesi ŋu nye nu nyo wu
fofowò kple eƒe aƒe blibo la, eye
wòtsɔm ɖo [k]amegã ɖe Yehowa ƒe
dukɔ Israel nu la, ŋku mee meɖu
ɣe le! 22 Ne meɖi gbɔ, eye meɖo
yakame ɖokuinye ʋuu hã la, ɖe
mebe, maɖe bubu ɖokuinye ŋu le
dɔlanyɔnu, siwo ŋu nèƒo nu le
la ŋku me. 23 Ke Saul vinyɔnu
Mixal tsi ko vaseɖe eƒe kugbe.

**Dawid di bena, yeatu gbedoxɔ na Mawu, eye wòxɔ ŋugbedodo le eƒe fiaduƒe mavɔ la ŋuti.**

**7.** [l]Eye wòva me, esime fia la
le eƒe me, eye Yehowa na
gbɔdzɔe tso eƒe futɔwo katã si
me godoo va kpe la, 2 fia la gblɔ
na nyagblɔɖila Natan bena: Kpɔ
ɖa, nyea mele sedertixɔ me, ke
Mawu ƒe aɖaka la le kuntruwo
te.[o] 3 Natan ɖo ŋu na fia la bena:
Yi nawɔ nusianu, si le wò dzi
me; elabena Yehowa li kpli wò!
4 Tete Yehowa ƒe gbe va Natan
gbɔ le zã ma me bena: 5 Yi na-

[a] Fia. 1 8, 5.
[b] kp. 1—11 kpɔ Kron. I. 13.
[d] kp. 17—19 kpɔ Kron. I. 16.
[e] Yos. 15, 9.
[f] Mo. II. 25, 22.
[g] Fia. I. 8, 55.
[h] Sam. I. 7, 1.
[i] Mo. IV. 4, 15; Sam. I. 6, 19.
[k] 5, 2.
[l] kpɔ Kron. I. 17, 1—14.
[n] kp. 12-16 kpɔ Kron. I. 15.
[o] Ps. 132.

gblɔ na nye dɔla Dawid bena:
Ale Yehowa to enye si: Wòe atu
[a]xɔ nam manɔ emea? 6 Elabena
tso gbesigbe mekplɔ Israel-viwo
tso Egipte la, nyemenɔ [b]xɔa ɖeke
me vaseɖe egbe o, ke boŋ menɔ
agbadɔ kple nɔfe la me henɔa
tsatsam. 7 Ŋkeke alesi menɔ Is-
rael-viwo katã dome tsã la, ɖe
megblɔ na Israel ƒe toawo dome-
tɔa ɖe, si meɖo be, wòanyi nye
dukɔ Israel la bena: Nukaŋuti
mietu sedertixɔ nam oa? 8 Azɔ
ale nagblɔ na nye dɔla Dawid
enye si: Gbe, si Yehowa Zebaot
do enye si: Mekplɔ wò tso lã-
nyiƒe le alẽwo yome, be naɖu ame-
gã ɖe nye dukɔ Israel nu![e] 9
Menɔ anyi kpli wò le afisiafi, si
nèto, metsrɔ̃ wò futɔwo katã ɖa
le ŋgɔwò, eye meɖe ŋkɔ gã ŋu-
wò abe ame ŋkɔŋu, siwo le anyi-
gba dzi ƒe ŋkɔ ene. 10 Mana
nɔƒe nye dukɔ Israel, eye mana
wòaɖo zunu anyi, ne wòanɔ eteƒe,
eye dzika magatsɔ eƒo azɔ o, eye
ame vlowo magatee ɖe anyi azɔ
abe tsã ene 11 tso gbesigbe meɖo
ʋɔnudrɔ̃lawo ɖe nye dukɔ Israel
nu la o. Mana gbɔdzɔe wò tso
wò futɔwo katã si me, eye Yeho-
wa le gbɔgblɔm na wò be: Ye-
howa le xɔ tu ge na wò! 12 Ne
wò azã ɖe, eye nèmlɔ fofowòwo
gbɔ la, ekema maɖo viwò, si do
tso wò ali me la, ɖe yowòme, eye
mana eƒe fiaɖuƒe nali ke.[f] 13 [g]Eya
natu xɔ na nye ŋkɔ, eye maɖo
eƒe fiaɖuƒe ƒe fiazikpui tė dzi ɖaa.
14 [i]Manye fofoa, eye eya anye
vinye, eye ne eda vo la, mahe to
nɛ kple amefoti, eye maƒoe, abe
alesi woƒoa amegbetɔviwo ene.
15 Gake nye amenuveve madzo
le egbɔ, [l]abe alesi mena wòdzo
le Saul, amesi meɖe ɖa le ŋku-
wò me la gbɔ ene o. 16 Wò aƒe
kple wò fiaɖuƒe anɔ anyi tegbee
le ŋkunye me, eye wò fiazikpui
ali ke tegbee."

**Dawid ƒe gbedodoɖa.**

17 Eye Natan ƒo nu kple Da-
wid ɖe nya siawo katã kple ŋu-
tega sia nu pɛpɛpɛ. 18 Eye fia
Dawid yi ɖabɔbɔ nɔ Yehowa ŋku
me hegblɔ bena: Afetɔ Yehowa,
[p]ameka menye, eye nuka nye
aƒe nye be, nèkplɔm vaseɖe fifi?
19 Afetɔ Yehowa, ɖe esia nye nu

[a] Kron. I. 22, 8; Fia. I. 5, 17.
[b] Fia. I. 8, 16. 27; Ves. 66, 1.
[d] Mo. V. 4, 7.
[e] Sam. I. 16, 11 v. 13.
[f] Fia. I. 8, 20; Ves. 9, 6.
[g] Fia. I. 5, 19; 6, 12; Ps. 89, 4. 5.
[h] Ves. 50, 5.
[i] Ps. 89, 27; Heb. 1, 5; Lu. 1, 32.
[k] Fia. I. 8, 26.
[l] Sam. I. 15, 23. 28.
[n] Ps. 72, 17; Ves. 55, 3.
[o] kpɔ Kron. I. 18.
[p] Mo. I. 32, 11.

tse le ŋkuwò me, hafi nègaɖo nusi
ava gbaɖegbe la ŋugbe ɖe wò
dɔla ƒe aƒe la ŋua? Esia nye
nusi nèɖo ɖe amegbetɔvi ŋua,
Afetɔ Yehowa! 20 Eye nukata
Dawid aganɔ nu ƒom kpli wò, ela-
bena ènya wò dɔla, Afetɔ Yeho-
wa! 21 Le wò nya kple wò ta-
mesusu ta nèwɔ nu gã siawo katã,
bena nana wò dɔla nanyae. 22
Eyata ètri akɔ, Yehowa Mawu,
elabena amea ɖeke meɖe nuwò
o, eye mawu bubua ɖeke mexe
ɖe ŋuwò o, abe alesi míesee kple
to pɛpɛpɛ ene. 23 [n]Dukɔ ka le
anyigba dzi ɖe wò dukɔ Israel
nu, anyigba dzi dukɔ, si ɖeɖe ko
mawua ɖe va ɖe, be wòatsɔ awɔ
eƒe dukɔ, ne wòaɖe ŋkɔ eɖokui
ŋu, eye wòawɔ nu gã kple ŋɔ-
dzinuwo, be wòanya ɖukɔwo kple
woƒe mawuwo le wò dukɔ, si nèɖe
tso Egipte na ɖokuiwò la ŋgɔa?
24 Eye nèɖo wò dukɔ Israel tė
dzi, be wòanye wò dukɔ tegbee,
eye wò Yehowa nèzu eƒe Mawu.
25 Eyata, Yehowa Mawu, nɔ nya,
si nègblɔ ɖe wò dɔla kple eƒe
aƒe ŋu la dzi tegbee, eye nawɔ,
abe alesi nègblɔ ene! 26 Ekema
wò ŋkɔ aɖe du tegbee, eye woa-
gblɔ be: Yehowa Zebaot enye
Mawu ɖe Israel nu, eye wò dɔla
Dawid ƒe aƒe nali ke le ŋkuwò
me! 27 Elabena wò Yehowa Ze-
baot, Israel ƒe Mawu la, gblɔe ɖe
wò dɔla ƒe [h]to me bena: matu
xɔ na wò; eyata dzi ɖo wò dɔla
ƒo wòle gbe sia dom ɖa na wò.
28 Azɔ Afetɔ Yehowa, wòe nye
Mawu, eye wò nyawo nye nya-
teƒe, eye nègblɔ nya nyui sia na
wò dɔla.[k] 29 Eyata lɔ̃ nayra wò
dɔla ƒe aƒe la, ne wòanɔ ŋkuwò
me tegbee; elabena wò Afetɔ Ye-
howae gblɔe, eye wò yayra ana
yayra nanɔ wò dɔla ƒe aƒe dzi
tegbee.

**Dawid ƒe dziɖuɖu kpɔkpɔ kple eƒe kesinɔnu.**
**Dɔwɔlawo ɖoɖo.**

8. [o]Eye wòva me le nusiawo
megbe bɛna, Dawid si Filisti-
tɔwo, eye wòbɔbɔ wo ɖe anyi,
eye Dawid xɔ du gã me dziɖuɖu
le Filistitɔwo si. 2 Emegbe wòsi
Moabitɔwo, eye wòna womlɔ anyi-
gba, eye wòdzidze wo kple ka;
edzidze ka eve be, woawu, eye
wòdzidze ka ɖeka be. woanɔ agbe.

Ale Moabitɔwo zu Dawid ƒe dɔ-
lawo, siwo dzɔ nu nɛ. 3 Eye Da-
wid si Zoba-fia Hadadezer, Re-
xob vi, esi wòva be, yeaɖo yeƒe
fiaɖuƒe anyi ɖe Frat-tɔsisi la nu.
4 Dawid lé sɔdola akpe ɖeka kple
alafa adre kpakple afɔzɔla akpe
blave, eye Dawid ᵈtu ata na sɔ,
siwo katã wotsi ɖe tasiaɖamwo
ŋu la, negbe sɔ alafa ɖeka ko
wòkpɔtɔ ɖi. 5 Eye esi Aramtɔwo
tso Damasko, be woava xɔ na Zoba-
fia Hadadezer la, Dawid wu ame
akpe blave vɔ eve le Aramtɔwo
dome. 6 Eye Dawid ɖe amewo
ɖo Aramtɔwo ƒe Damasko, eye
Aramtɔwo zu Dawid ƒe dɔlawo,
siwo dzɔ nu nɛ. Eye Yehowa kpe
ɖe Dawid ŋu le afisiafi, si wòyi.
7 Eye Dawid xɔ sikakpoxɔnu,
siwo le Hadadezer ŋu mewo si la,
hetsɔ va Yerusalem. 8 Eye fia
Dawid xɔ akɔbli geɖe fũ le Beta
kple Berotai, siwo nye Hadadezer
ƒe duwo me. 9 Esi Xamat-fia Toi
se bena, Dawid si Hadadezer ƒe
aʋakɔ bliboa la, 10 Toi dɔ via
Yoram ɖe fia Dawid, ne wòaɖo
gbe nɛ, wòadi dzɔgbenyuie nɛ,
eye wòayrae le esi wòwɔ aʋa
kple Hadadezer, eye wòsii la ta,
elabena Toi kple Hadadezer wole
kè me; eye wòhe klosalonuwo,
sikanuwo kple akɔblinuwo ɖe asi
vɛ. 11 Eye fia Dawid kɔ woawo
hã ŋu na Yehowa hekpe ɖe klo-
salo kple sika, siwo wòxɔ le dukɔ,
siwo katã dzi wòɖu la si, eye wò-
kɔ wo ŋu la ŋuti. 12 Exɔ wo le
Aramtɔwo, Moabitɔwo, Amon-vi-
wo, Filistitɔwo kple Amalekitɔwo
si hekpe ɖe nusiwo wòha le Zoba-
fia Hadadezer, Rexob vi si la
ŋuti. 13 Eye Dawid ƒe ŋkɔ nyɔ.
Esi wògbɔ tso Aramtɔwo siƒe la,
ewu Edomtɔ akpe wuienyi le
dzeʋe la me.ⁱ 14 Eye wòɖe ame-
wo ɖo Edom, Edom bliboa lae wòɖe
amewo ɖoe, eye Edomtɔwo katã
zu Dawid ƒe dɔlawo. Eye Yehowa
kpe ɖe Dawid ŋu le afisiafi, si wòyi.ᵏ
15 Ale Dawid ɖu fia ɖe Israel
blibo la dzi, eye ʋɔnuɖɔdrɔ̃ kple
afiatsotso le Dawid si me hena
Israel blibo la. 16 Yoab, Zeruya
vi, le aʋakɔ la nu, eye Yosafat,
Axilud vi, nye fia ƒe tsiami;ⁿ 17
Zadok, Axitub vi, kple Aximelex,
Abyatar vi, wonye nunɔlawo, eye

a 15, 18; Sam. I. 30, 14.
b Kron. I. 18, 17; Fia. I. 4, 5.
d Yos. 11, 9.
e 16, 1.
f 4, 4.
g 17, 27.
h Sam. I. 24, 15.
i Ps. 60, 2.
k Mo. I. 27, 40.
l 19, 29.
n 20, 23–26.
o kp. 3.

Seraya nye agbalẽŋlɔla; 18 Be-
naya, Yehoyada vi, le ᵃKretitɔwo
kple Pletitɔwo nu, eye Dawid vi-
ŋutsuwo nye ᵇaɖaŋuɖolawo.

Dawid wɔ dɔmenyo na Mefiboset.

9 Eye Dawid bia bena: Ðe amea
ɖeke mekpɔtɔ ɖe Saul ƒe me,
ne mave enu le Yonatan ta oa?
2 Dɔlaa ɖe le Saul ƒe me, si ŋkɔ
nye ᵉZiba; eye woyɔe va Dawid
gbɔ, eye fia la gblɔ nɛ bena:
Wòe nye Ziba? Eɖo ŋu bena:
Wò dɔlae. 3 Fia la bia bena: Ðe
amea ɖeke megale Saul ƒe me,
ne mave enu abe Mawu ene oa?
Ziba ɖo ŋu na fia la bena: ᶠYona-
tan viŋutsu ɖeka li, amesi ƒe ata tu.
4 Tete fia la gblɔ nɛ bena: Afika
wòle? Ziba ɖo ŋu na fia la bena:
Kpɔ ɖa, ele Amiel vi ᵍMaxir ƒe me
le Lo-Debar. 5 Tete fia Dawid ɖo
ame ɖa woaɖakplɔe vɛ tso Lo-
Debar le Amiel vi Maxir ƒe me.
6 Eye esi Saul vi Yonatan ƒe vi
Mefiboset va Dawid gbɔ la, etsyɔ
mo anyi, eye wòbɔbɔ. Tete Dawid
gblɔ bena: Mefiboset! Etɔ bena:
Wò dɔla enye si. 7 Dawid gblɔ nɛ
bena: Megavɔ̃ o, elabena mave
nuwò le fofowò Yonatan ta: ma-
gagbugbɔ fofowò Saul ƒe agblewo
katã na wò, eye naɖu nu le nye
agba nu ɖaa. 8 Ke eya ɖe ta agu
gblɔ bena: Ameka nye wò dɔla,
be nètrɔ ɖokuiwò ɖe nye, amesi
nye ʰavũ kuku la ŋu? 9 Tete fia
la yɔ Saul ƒe ɖekakpui Ziba gblɔ
nɛ bena: Metsɔ nusiwo katã nye
Saul kple eƒe aƒe blibo la tɔ la,
ɖe asi na wò afetɔ ƒe vi. 10 Eye
mia kple viwòŋutsuwo kple wò
dɔlawo miaɖe agble, eye miaŋe
nu nɛ, ne wò afetɔ ƒe vi nakpɔ
nu aɖu; ke wò afetɔ ƒe vi Mefi-
boset aɖu nu le nye agba nu ɖaa.
Eye ŋutsuvi wuiatɔ̃ kple dɔla
blave le Ziba si. 11 Tete Ziba
gblɔ na fia la bena: Alesi nye
afetɔ fia ɖe se na eƒe dɔla la, ne-
nema pɛpɛpɛ wò dɔla awɔ! Eye
Mefiboset ˡɖu nu le Dawid ƒe agba
nu abe fiaviwo dometɔ ɖeka ene.
12 Eye ŋutsuvi suea ɖe le Mefi-
boset si, eŋkɔ nye Mixa; eye Ziba-
ƒemetɔwo katã zu Mefiboset ƒe dɔ-
lawo. 13 Ke Mefiboset nɔ Yerusa-
lem, elabena eɖua nu le fia ƒe agba
nu; eye eƒe ᵒatawo kple eve tu.

Amon-viwo do vlo Dawid ƒe ame dɔdɔwo.
Dawid ƒe aʋakɔ si Amontɔwo.

10. [a]Esia megbe la Amon-viwo
ƒe fia ku, eye via Xanun ɖu
fia ɖe eteƒe. 2 Tete Dawid gblɔ
bena: Mave Naxas vi Xanun nu,
abe alesi fofoa ve nunye ene.
Eye Dawid dɔ eƒe dɔlawo, be
woaɖafa akɔ nɛ le fofoa ta. Ke
esi Dawid ƒe dɔlawo va Amon-
viwo ƒe anyigba dzi la, 3 Amon-
viwo ƒe amegãwo gblɔ na woƒe
aƒetɔ Xanun bena: Đe Dawid dɔ
akɔfalawo ɖa, be woade bubu fo-
fowò ŋu na wò loo? Alo menye ɖe
Dawid dɔ eƒe dɔlawo ɖe gbɔwò,
be woadzro dua me, eye woatsa
ŋku le eme ahagblẽe oa? 4 Tete
Xanun lé Dawid ƒe dɔlawo, eye
wona wolũ gé afãafã na wo, eye
wólã woƒe awu ɖe domedomee ɖe
agɔnu, emegbe wóɖo mɔ wo. 5 Esi
wova gblɔe na Dawid la, edɔ ame
woyi ɖakpe wo, elabena wodo ŋu-
kpe ŋutsuawo ŋutɔ; eye fia la na
wogblɔ na wo bena: Mitsi Yerixo,
vaseɖe esime miaƒe gé nato, hafi
miagbɔ!
6 Ke esi Amon-viwo kpɔ be,
yewozu Dawid ƒe ketɔwo la, Amon-
viwo dɔ woɖatsɔ aʋa Aramtɔwo
le Bet-Rexob kple Aramtɔwo le
Zoba, wole afɔzɔla akpe blave,
kple Maaxa-fia ame akpe ɖeka
kpakple Istobtɔwo ame akpe wuie-
ve. 7 Esi Dawid see la, edɔ Yoab
kple kalẽtɔwo ƒe aʋakɔ blibo la
ɖo ɖa. 8 Tete Amon-viwo ho va
dze aʋa ɖe agbo la nu, eye Aram-
tɔwo tso Zoba kple Rexob kple
Istobtɔwo kple Maaxatɔwo le aʋa-
gbe dzi la wo tɔ wo tɔe. 9 Esi
Yoab kpɔ be, wodze aʋa ɖe ye ŋu
le ŋgɔ kple megbe la, eɖe amewo
le Israel ƒe ame tiatiawo katã me,
eye wódze aʋa ɖe Aramtɔwo ŋu.
10 Ke etsɔ aʋakɔ la ƒe kpɔtɔea de
asi na nɔvia Abisai, ne wóadze aʋa
ɖe Amon-viwo ŋu. 11 Eye wógblɔ
bena: Ne Aramtɔwo sesẽ wum
la, ekema nava xɔ nam; eye ne
Amon-viwo sesẽ wu wò la, ekema
mava xɔ na wò. 12 Lé dzi ɖe ƒo,
eye na miasẽ ŋu na míaƒe dukɔ
kple mía Mawu ƒe du la; eye Ye-
howa awɔ nusi dze eŋu! 13 Tete
Yoab kple aʋakɔ, si le eŋu la,
ho yi datɔ Aramtɔwo, eye wosi
le wo nu. 14 Eye esi Amon-viwo

[a] kpɔ Kron. I, 19.

kpɔ be, Aramtɔwo si la, wosi le
Abisai nu yi dua me, eye Yoab
trɔ le Amon-viwo yome heva Ye-
rusalem.
15 Esi Aramtɔwo kpɔ bena, Is-
rael-viwo si yewo la, woƒo wo
ɖokui nu ƒu. 16 Eye Hadadezer
dɔ be, woana Aramtɔ, siwo le tɔ-
sisi la ƒe go keme dzi, naho; eye
wova Xelam, eye Hadadezer ƒe
aʋafia Sobax le wo nu. 17 Esi
wova gblɔe na Dawid la, eƒo Is-
rael blibo la nu ƒu, eye wotso
Yordan heva Xelam. Eye Aram-
tɔwo dze aʋa ɖe Dawid ŋu hewɔ
aʋa kplii. 18 Ke Aramtɔwo si le
Israel nu, eye Dawid wu tasiaɖam
me nɔlawo alafa adre kple sɔdola
akpe blane le Aramtɔwo dome,
eye wóde abi woƒe aʋafia Sobax
ŋu wóku ɖe afima. 19 Esi fia, siwo
katã nye Hadadezer teviwo, kpɔ
bena, Israel-viwo si wo la, wowɔ
ŋutifafa kple Israel, eye wosubɔ
wo, eye Aramtɔwo de asi vɔvɔ̃
me azɔ na kpekpe ɖe Amon-vi-
wo ŋu.

Dawid wɔ ahasi, eye wòkɔ ʋu ɖi.

11. Esi ƒe trɔ, eye fiawo ƒe aʋa-
hoyi do edzi la, Dawid dɔ
Yoab kple eƒe dɔlawo kpakple
Israel blibo la, eye wotsrɔ̃ Amon-
viwo hede to ɖe Raba; ke Dawid
tsi Yerusalem.[b] 2 [d]Le ƒetrɔ me,
esi Dawid fɔ tso eƒe aba dzi le
tsa ɖim le fiaxɔ ta me la, ele xɔa
ta me kpɔ nyɔnua ɖe le tsi lem;
nyɔnu la dze tugbe ŋutɔ. 3 Tete
Dawid dɔ woyi ɖabia nyɔnu la
ŋɔme se, eye wogblɔ bena: Eya
nye Eliam ƒe vinyɔnu Bat-Seba,
[e]Uriya, Xititɔ la srɔ̃! 4 Eye Da-
wid dɔ ame woyi ɖakplɔe vɛ, eye
esi wòva egbɔ la, eɖe asi eŋu.
Esi [f]nyɔnu la kpala ɖinu la le
eɖokui ŋu vɔ la, etrɔ yi eƒe me.
5 Eye nyɔnu la fɔ fu, eye wòɖo
woyi ɖagblɔ na Dawid bena: Me-
fɔ fu.
6 Tete Dawid dɔ ame ɖo ɖe
Yoab bena: Đo Uriya, Xititɔ la
ɖem! Eye Yoab ɖo Uriya ɖe Da-
wid. 7 Eye esi Uriya va egbɔ
la, Dawid bia bena: Yoab ɖoa,
aʋakɔ la ɖoa, aleke aʋa la le
edzi yimi? 8 Dawid gagblɔ na
Uriya bena: Yi aƒewò me, ne na-
klɔ afɔ! Tete Uriya do le fia ƒe

[b] Kron. I. 20, 1.
[d] Mat. 5, 28. 29.
[e] 23, 39.
[f] Mo. III. 15, 18.

me, eye fia ƒe nunana dze eyome.
9 Ke Uriya tsi eƒe aƒetɔ ƒe dɔ-
lawo katã gbɔ dɔ le fia ƒe agbo
nu, eye meyi eƒe me o. 10 Eye
wova gblɔ na Dawid bena: Uriya
meyi eƒe me o. Tete Dawid gblɔ
na Uriya bena: Alo menye mɔ
dzi nètso gbɔ oa? Nukaŋuti mè-
yi aƒewò me o? 11 Uriya ɖo ŋu
na Dawid bena: [a]Aɖaka la kple
Israel kpakple Yuda wole agbadɔ
me, nye aƒetɔ Yoab kple nye
aƒetɔ ƒe dɔlawo ƒu asaɖa anyi ɖe
tagba, eye nyea mayi aƒenye me,
aɖu nu, ano nu ahadɔ srɔ̃nye
gbɔa? Meta wò amea kple wò
agbe siaa, ne mawɔ nusia fĩ! 12
Dawid gblɔ na Uriya bena: Tsi
afisia egbea hã, etsɔ la mado mɔ
wò! Eye Uriya tsi Yerusalem
gbemagbe kple ŋu, si ke ɖe eyo-
me hã. 13 Eye Dawid kpee wòva
ɖu nu no nu le egbɔ, eye wòna
ahae wòno mu. Le fiẽ la edo yi
ɖamlɔ eƒe aba dzi le eƒe aƒetɔ
ƒe dɔlawo gbɔ; ke meyi eƒe me o.
14 Esi ŋu ke la, Dawid ŋlɔ
agbalẽ de Uriya si ɖo ɖe Yoab.
15 Ale wòŋlɔ ɖe agbalẽa me enye
si: Miɖe Uriya ɖo ŋgɔ, afisi aʋa
la nu sẽ le, eye miɖe megbe le
eŋu, ne wòatsi aʋa! 16 Eye wòva
me, esi Yoab ɖe to ɖe dua la,
eɖe Uriya ɖo afisi wònya be, enye
kalẽtɔwo ƒe akpa dzi. 17 Tete
duametɔwo do va wɔ aʋa kple
Yoab, eye amewo tsi le aʋakɔ,
si nye Dawid ƒe dɔlawo la dome,
eye Uriya, Xititɔ la, hã ku. 18 Enu-
make Yoab dɔ ame be, woaɖagblɔ
aʋanyawo katã na Dawid. 19 Eye
Yoab de se na dɔla la bena: Ne
ègblɔ aʋanyawo katã na fia la
vɔ, 20 eye fia la do dɔmedzoe
gblɔ na wò bena: Nukaŋuti mie-
gogo dua, be miawɔ aʋa? Mie-
nyae bena, woanɔ glia dzi ate mi
oa? 21 Ameka wu Abimelex, Ye-
rubeset vi la? Ɖe menye [f]nyɔ-
nua ɖee le gli dzi xlã tevi ɖee
wòku le Tebez oa? Nukaŋuti
miegogo glia hã la, ekema gblɔ
be: Wò dɔla Uriya, Xititɔ la, hã
ku. 22 Eye dɔla la yi ɖagblɔ
nya, siwo katã gbe Yoab dɔe ɖo
la, na Dawid. 23 Dɔla la ɖo ŋu
na Dawid bena: Ŋutsuawo sesẽ
wu mí, eye esi wodo ɖe mía ŋu
va tagba la, míenɔ te ɖe wo nu

[a] Sam. I. 4, 4.
[b] Mo. II. 20, 13. 14.
[d] Mo. II. 21, 37.
[e] Fia. I. 20, 40.
[f] Ɓon. 9, 53.

vasede agboa nu ke. 24 Tete
aŋutrɔdalawo le gli dzi te wò dɔ-
lawo, eye fia ƒe dɔlawo dometɔa
ɖewo ku, eye wò dɔla Uriya, Xi-
titɔ la, hã ku. 25 Dawid gblɔ na
dɔla la bena: Ale nagblɔ na Yoab
enye si: Megana nusia nave wò
o, elabena yi ɖua nu le afi kple
afi! Do dzi wɔ aʋa kple dua,
eye nagbãe! Ale nade dzi ƒo nɛ
enye si! 26 Esi Uriya srɔ̃ se
bena, srɔ̃a Uriya ku la, efa na
srɔ̃a. 27 Eye esi wòwɔ aho vɔ
la, Dawid dɔ woɖakplɔe va eƒe
me wòzu srɔ̃a, eye wòdzi ŋutsuvi
nɛ. Ke nusi Dawid wɔ la, medze
Yehowa ŋu o.[b]

Natan ƒe dzimetɔtrɔ nyagbɔgblɔ.

12. Tete Yehowa dɔ Natan ɖo
ɖe Dawid, eye wòva egbɔ
gblɔ nɛ bena: Ŋutsu eve wole du
ɖeka me, ɖeka kpɔ ho, ke ɖeka
ɖo ko. 2 Alẽ kple nyiwo le ke-
sinɔtɔ la si fũ. 3 Ke naneke mele
ame dahe la si o, negbe alẽvi
sue ɖeka, si wòƒle la ko; eye
wònyii wòtsi kple viawo le egbɔ.
Edua eƒe nu alɔgomedede la ƒe
de, eye wònoa tsi le eƒe tre nu,
edɔa alɔ̃ ɖe eƒe akɔ nu, eye wòle
nɛ abe vianyɔnu ene. 4 Ke esi
mozɔlaa ɖe va dze kesinɔtɔa la,
eƒe alẽwo kple nyiwo dometɔ ɖe-
ka lelé ɖa na amedzro, si va dze
egbɔ la vee, eye wòlé ame dahe
la ƒe alẽvia heɖa na ŋutsu, si va
dzee. 5 Tete dzi ku Dawid vevie
ɖe ŋutsu la ŋu, eye wògblɔ na
Natan bena: Meta Yehowa ƒe agbe,
ŋutsu, si wɔ nusia la, dze ku;
6 eye wòaɖo alẽvi la teƒe zi ene,
le esi wòwɔ nusia, eye ame ƒe
nu mevee o ta.[d] 7 Tete Natan
gblɔ na Dawid bena: [e]Wòe nye
ŋutsu la! Ale Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, gblɔ esi: Mesi ami na
wò heɖo fia wò ɖe Israel nu, eye
meɖe wò tso Saul si me; 8 meɖe
wò aƒetɔ ƒe aƒe asi na wò, eye
metsɔ wò aƒetɔ srɔ̃wo ɖo wò akɔ
nu; metsɔ Israel kple Yuda ƒe aƒe
la na wò, eye ne esia mesɔ gbɔ
o la, mate ŋu atsɔ nu bubu akpee
na wò le mɔ vovovowo dzi hafi.
9 Nukaŋuti nèdo vlo Yehowa ƒe
gbe hewɔ nu vɔ̃ɖi sia le eƒe ŋku
me? Ewu Uriya, Xititɔ la, kple yi,
eye nèxɔ srɔ̃a ɖe; ke ètsɔ Amon-

viwo ƒe yi wu eya ŋutɔe.[a] 10 Eya-
ta [b]yi madzo le aƒewò me gbeɖe
o, le esi nèdo vlom, eye nèxɔ
Uriya Xititɔ la srɔ̃ ɖe ta. 11 Ale
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mana
dzɔgbevɔ̃e natso aƒewò me ava
dziwò, eye maxɔ srɔ̃wòwo le ŋku-
wò me atsɔ na xɔ̃wòvi, eye [d]wòa-
dɔ srɔ̃wòwo gbɔ le ŋdɔkutsu dza-
tsɛ. 12 Wòa ewɔe le bebe me, ke
nye la mawɔ nusia le Israel blibo
la ŋku me le ŋdɔ.

Dawid ɖu eƒe nuvɔ̃ me, eye wotsɔe kee. Salomo dzidzi.

13 Eye Dawid gblɔ na Natan
bena: [g]Mewɔ nuvɔ̃ ɖe Yehowa ŋu.
Natan gblɔ na Dawid bena: [h]Ye-
howa hã ɖe wò nuvɔ̃ la ɖa; mèle
kuku ge o. 14 Ke esi nèwɔ nu-
sia, eye nèna Yehowa ƒe futɔwo
kpɔ fewuɖunu la, eyata [i]ŋutsuvi,
si wodzi na wò la, aku. 15 Eme-
gbe Natan yi aƒe me. Eye Ye-
howa ɖe fu na ɖevi, si Uriya srɔ̃
dzi na Dawid la, eye wòle dɔ lém
vevie. 16 Ke Dawid ƒo koko na
Mawu le ɖevi la ta, eye Dawid
tsi nu dɔ, eye wòtsi anyigba dɔ.
17 Eye eƒe me amegãwo va egbɔ,
be yewoafɔe le anyigba; ke melɔ̃
o, eye meɖu nu kpli wo o. 18 Le
ŋkeke adreagbe la ɖevi la ku.
Eye Dawid ƒe dɔlawo le vɔvɔ̃m
be, woagblɔ nɛ be, ɖevi la ku;
elabena wogblɔ be: Kpɔ ɖa, esi
ɖevi la gale agbe, eye míeƒo nu
kplii la, egbe toɖoɖo míaƒe gbe;
ɖe mawɔ nu vevia ɖe eɖokui, ne
míegblɔ nɛ be, ɖevi la ku oa?
19 Esi Dawid kpɔ be, eƒe dɔlawo
le dalĩ dom la, Dawid dze sii
bena, ɖevi la ku. Eye Dawid bia
eƒe dɔlawo bena: Đe ɖevi la kua?
Woɖo ŋu bena: Eku. 20 Tete Da-
wid tsi tre tso anyigba, eye wòle
tsi, si ami heɖo li eƒe awuwo, eye
wòyi Yehowa ƒe me hede ta agu;
emegbe wòva eƒe me, eye wòbia
be, woatsɔ nuɖuɖu aɖo ye kɔ me,
eye wòɖu nu. 21 Eƒe dɔlawo gblɔ
nɛ bena: Nuka nye si nèwɔ? Esi
ɖevi la gale agbe la, ètsi nu dɔ,
eye nèfa avi; ke esi ɖevia ku la,
ètsi tre, eye nèɖu nua? 22 Eɖo
ŋu bena: Esi ɖevi la le agbe la,
metsi nu dɔ, eye mefa avi; ela-
bena mebu be, ɖewohĩ Yehowa
ave nunye, be ɖevi la natsi agbe.
23 Ke azɔ esi wòku la, nukata

matsi nu adɔa? Đe mate ŋu aga-
gbugbɔe agbɔea? Nye koe ayi
egbɔ, ke eya magatrɔ ava gbɔnye
o. 24 Eye Dawid fa akɔ na srɔ̃a
Bat-Seba; eye wòyi ɖadɔ egbɔ,
eye wòdzi ŋutsuvi, si wòna ŋkɔe
be Salomo; eye Yehowa lɔ̃ eƒe
nya. 25 Eye wòtsɔe de asi na
nyagblɔɖila Natan, amesi na ŋkɔe
le Yehowa ta be Yedidya.

Raba-ɖu xɔxɔ.

26 [e]Eye Yoab wɔ aʋa kple
Amon-viwo ƒe [f]Raba, eye wòxɔ
fiadu la. 27 Tete Yoab dɔ ame-
wo ɖo ɖe Dawid gblɔ bena: Me-
wɔ aʋa kple Raba, eye mexɔ tɔ
ŋu du la hã. 28 Eyata ƒo aʋakɔ,
si kpɔtɔ la, nu ƒu, eye naɖe to
ɖe dua axɔe, ne nyea magaxɔe, eye
woayɔ nye ŋkɔ ɖe eŋu o! 29 Tete
Dawid ƒo aʋakɔ blibo la nu ƒu yi
Raba, eye wòwɔ aʋa kplii hexɔe.
30 Eye wòɖe fiakuku la le woƒe
fia ta; eƒe kpekpeme le sika ta-
lento ɖeka, eye kpe xɔasi le eŋu,
eye Dawid tsɔe ɖɔ. Aboyonu,
siwo wotsɔ tso dua me gbɔe la,
sɔ gbɔ ŋutɔ. 31 Eye wòkplɔ dukɔ,
si le eme la, ɖaɖo laxalaxaɖɔwo
kple tasiaɖam, siwo wotsɔna ƒoa
lui ƒe dɔwo, fiaɖɔwo kple kpeme-
meɖɔwo nu. Alea wòwɔ Amon-
viwo ƒe duwo katã me tɔwoe. Eye
Dawid kple aʋakɔ blibo la gbu-
gbɔ va Yerusalem.

Amnon ƒe nuvɔ̃ kple ku.

13. Esia megbe la Dawid vi [k]Ab-
salom nɔvinyɔnu Tamar, si
dze tugbe la, ƒe nu lé dzi na Da-
wid vi Amnon. 2 Eye wòve Am-
non, vaseɖe esime wòzu dɔ dze
edzi le nɔvianyɔnu Tamar ta, ela-
bena ɖetugbi wònye, eye Amnon
menya alesi gɔ̃ wòawɔ awɔ nane
kplii o. 3 Xɔlɔ̃a ɖe le Amnon si,
eŋkɔ nye Yonadab, Dawid nɔvi
[l]Simea vi; eye Yonadab dze aɖa-
ŋu ŋutɔ. 4 Eye wògblɔ nɛ bena:
Fia vi, nukaŋuti nèle ku ɖim gbe-
siagbe ale? Màgblɔe nam oa?
Tete Amnon gblɔ nɛ bena: Absa-
lom nɔvinyɔnu Tamar ƒe nue lé
dzi nam. 5 Eye Yonadab gblɔ
nɛ bena: Yi ɖamlɔ wò aba dzi,
eye nalé kpɔ̃ɖɔ; eye ne fofowò
va kpɔ wò ge ɖa la, ekema gblɔ
nɛ bena: Na nɔvinye Tamar nava
na nuɖuɖum! Ne eva ɖa nua le

[a] 11, 1; Fia. I. 15, 5.
[b] 13, 28. 29: 18, 14; Fia. II. 25, 7.
[d] 16, 22; Hi. 31, 9. 10.
[e] kp. 26–31 kpɔ Kron. I. 20, 1–3.
[f] Yer. 49, 2.
[g] 24, 10.
[h] Ps. 51, 3.
[i] 11, 27.
[k] 3, 23.
[l] Sam. I. 16, 9.

ŋkunye me mekpɔ la, ekema madu
nua le esi me. 6 Eye Amnon mlɔ
anyi le kpɔ̃dɔ lém, eye esi fia la
va ekpɔ ge ɖa la, Amnon gblɔ
na fia la bena: Na nɔvinyenyɔnu
Tamar nava tɔ tatali eve le ŋku-
nye me, ne wòalé ɖe asi madu!
7 Tete Dawid ɖo ame ɖe Tamar
ƒe me be, woagblɔ nɛ be: Yi nɔ-
viwò Amnon ƒe me, eye naɖa nu
nɛ! 8 Eye Tamar yi nɔvia Amnon
ƒe me, esime wòmlɔ anyi. Eye
wòka amɔwɔ, blui, eye wòmlii
hetɔ tataliawo le eŋku me. 9 Eye
wòtrɔe le nutɔgba me le eŋku me;
ke egbe be, yemaɖu nua o. Eye
Amnon gblɔ bena: Na amesiame
nado le gbɔnye! Tete amesiame
do le egbɔ. 10 Azɔ Amnon gblɔ
na Tamar bena: Tsɔ nuɖuɖua va
xɔgã me, ne nalée ɖe asi maɖu!
Eye Tamar tsɔ tatali, si wòtɔ la,
yi na nɔvia Amnon le xɔgã me.
11 Esi wòtsɔe nɛ, be wòaɖu la,
elée gblɔ nɛ bena: [a]Nɔvinyenyɔ- [a] Mo. III. 18, 9.
nu, va mlɔ gbɔnye! 12 Ke eɖo
ŋu bena: Kpao, nɔvinye! Mega-
gblẽm o, elabena womewɔna alea
le Israel o! Megawɔ [b]ŋukpenanu [b] Mo. V. 22, 21.
sia o! 13 Ke nye ɖe, afika mayi
kple nye ŋukpe la? Eye woabu
wò ɖe ŋukpenanuwɔlawo dome le
Israel. Ƒo nu kple fia la, elabena
matem wò o! 14 Ke egbe toɖoɖo
eƒe gbe, eye wòlée zi edzi he-
gblẽe. [d] Mo. III. 20, 17.
15 Ke azɔ Amnon lé fui vevie
ŋutɔ, elé fui wu alesi wòlɔ̃e tsã
gɔ̃ hã. Eye Amnon gblɔ nɛ bena:
Tsi tre, nadzo! 16 Eɖo ŋu nɛ be-
na: Megawɔe o, elabena esi nèle
nyãyem la, eya vɔ̃ɖi ɖe dzi wu
nusi nèwɔ ɖe ŋunye gbã! Ke
egbe toɖoɖoe. 17 Eye wòyɔ ɖeka-
kpui, si le esubɔm la ɖa, gblɔ
bena: Mihe amesia do goe le
gbɔnye do ɖe mɔ dzi, eye mido
ʋɔa ɖe emegbe! 18 Eɖo awu ʋla-
yaa ɖe; elabena alea fia vinyɔnu,
siwo nye ɖetugbiwo la, doa awui
tso blema ke. Eye eƒe dɔla hee
do goe do ɖe mɔ dzi heɖo ʋɔ
ɖe emegbe. 19 Eye Tamar ku
[e]afi kɔ ɖe ta me, eye wòdze awu [e] Hl. 2, 12.
ʋlaya, si wòdo la, eye wòkpla asi
ta le boboe dom le yiyim. 20 Tete
nɔvia Absalom gblɔ nɛ bena: Ɖe
nɔviwò Amnon va gbɔwòa? Nɔ-
vinye, zi ɖoɖoe; elabena nɔviwòe!
Megana nya sia natɔ dzi na wò
o! Eye Tamar nɔ aga le nɔvia
Absalom ƒe me. 21 Esi fia Dawid
se nya siawo katã la, eku dzi nɛ
ŋutɔ. 22 Ke Absalom megblɔ nya
vɔ̃ alo nyuia ɖeke na Amnon o;
elabena Absalom lé fu Amnon, le
esi wògblẽ nɔvianyɔnu Tamar ta.
23 Eye wòva me le ƒe eve me-
gbe, esime Absalom le fu kom na
alẽwo le Baal-Xazor, si le Efra-
yim gbɔ la, Absalom kpe fia vi-
ŋutsuwo katã. 24 Eye Absalom
va fia la gbɔ gblɔ bena: Kpɔ ɖa,
wò dɔla le fu kom na alẽwo; ta-
flatse, fia la kple eƒe dɔlawo neyi
kple eƒe dɔla! 25 Fia la gblɔ na
Absalom bena: Gbeɖe, vinye! Me-
gana mí katã míayi o, ne míaga-
nye agba na wò o! Eye wòƒoe
ɖe enu; ke egbe be, yemayi o,
eye wòyrae. 26 Eye Absalom gblɔ
bena: Ne mèlɔ̃ o la, ekema na
nɔvinye Amnon nayi kpli mí dzro!
Fia la ɖo ŋu nɛ bena: Nukata
wòayi kpli wòa? 27 Ke Absalom
ƒoe ɖe enu, eye wòɖo Amnon
kple fia viŋutsuawo katã kpe ɖe
eŋu. 28 Eye Absalom ɖe se na
eƒe ɖekakpuiwo bena: Miɖo ŋku
anyi; ne wein na Amnon le dzi-
dzɔ kpɔm, eye megblɔ na mi be:
miwu Amnon la, ekema miwui,
eye migavɔ̃ o; esi wònye nyee
ɖe se na mi ɖe! Milé dzi ɖe ƒo,
eye miwɔ ŋutsu![d] 29 Eye Absa-
lom ƒe ɖekakpuiawo wɔ Amnon,
abe alesi Absalom ɖe se ene. Tete
fia viŋutsuawo katã tsi tre, eye
wo dome amesiame do eƒe tedzi
hesi. 30 Esi wole mɔ dzi la, nya
la ɖi Dawid se be: Absalom wu
fia viŋutsuawo katã, eye wo do-
metɔ ɖeka hɔ̃ hã mekpɔtɔ o! 31
Tete fia la tsi tre dze eƒe awuwo,
eye wòmlɔ anyigba, eye eƒe dɔ-
lawo katã le tsitre le awu vuvu-
wo me. 32 Ke Yonadab, Dawid
nɔvi, Simea ƒe vi, xɔ dzi gblɔ
bena: Nye aƒetɔ megabu be, wo-
wu ɖekakpuiviawo katã, siwo nye
fia viwo la o, ke boŋ Amnon ɖeɖe
koe ku; elabena Absalom ƒe nu
me nya la tso, wòɖoe tso gbesi-
gbe wògblẽ nɔvianyɔnu Tamar.
33 Eyata nye aƒetɔ fia megana
nya sia naɖu dzi nɛ be, fiaviŋu-
tsuawo katãe ku o, ke boŋ Am-
non ɖeɖe koe ku.

Absalom ƒe sisi.

34 Ke Absalom si. Eye ɖeka-
kpui, si nye dzɔla la, fɔ kɔ dzi,
eye wòkpɔ bena, ameha gãa ɖe
le mɔ dzi to emegbe tso to la ƒe
axa dzi gbɔna. 35 Tete Yonadab
gblɔ na fia la bena: Kpɔ ɖa, fia
viŋutsuawo gbɔna; alesi wò dɔla
gblɔ la, nenema wòle. 36 Esi wò-
ɖe nu le nyaa me la, tete fia vi- a Sam. I. 14, 45; Fia. I. 1, 52.
ŋutsuawo do, eye wofa avi kple
ɣli, eye fia la kple eƒe dɔlawo
katã hã gba avi doo. 37 Ke Absa-
lom si yi Gesur-fia bTalmai, Ami- b 3, 3; 14, 23.
hud vi gbɔ. Eye Dawid fa na
via ɣeyiɣi blibo la. 38 Eye Ab-
salom si yi Gesur ɖatsi afima ƒe
etɔ̃. 39 Ke ele fia Dawid dzrom
vevie be, yeatsɔe ake Absalom;
elabena eƒe akɔ fa le Amnon, si
ku la ta.

Yoab ve Absalom nu to nyɔnua ɖe tso Tekoa dzi.

14. Eye Zeruya vi Yoab dze sii d Xez. 18, 23.
bena, fia la ƒe dzi ku ɖe Ab-
salom ŋu. 2 Tete Yoab dɔ ame
ɖe Tekoa woɖakplɔ nyɔnu dzea-
ɖaŋua ɖe vɛ, eye wògblɔ nɛ bena:
Taflatse, wɔ ɖokuiwò, abe aho
wɔm nèle ene, eye nata ahovɔ,
megasi ami o, eye nanɔ abe nyɔ-
nu, si le aho wɔm na ame kuku
eteƒe didi ene! 3 Eye nayi fia la
gbɔ agblɔ nya siawo nɛ! Eye
Yoab ɖe nyawo enu. 4 Eye Te-
koa-nyɔnu la va fia la gbɔ, eye
wòbɔbɔ hede ta agu gblɔ bena:
Fia, xɔ nam! 5 Fia la gblɔ nɛ
bena: Nya ka dzɔ ɖe dziwò? Eɖo
ŋu bena: Ahosi menye, eye srɔ̃- e 19, 28.
nye ku. 6 Ɖutsuvi eve le wò dɔ-
lanyɔnu si, eye woa kple eve wole
dzre wɔm le gbe me; ke amea
ɖeke meli alé avu wo o, eye ɖeka
ƒo novia wòku. 7 Azɔ kpɔ ɖa,
ƒome blibo la tso ɖe wò dɔlanyɔ-
nu ŋu gblɔ bena: Ɖe amesi wu
novia la ɖe asi, fne míawu ɖe f Mo. V. 19, 11 v. 13.
novia, si wòwu la, ƒe agbe teƒe,
eye míatsrɔ̃ domedula hã ɖa! Eye
wole didim be, yewoatsi nye dzo-
ka, si kpɔtɔ ɖi la, ne ŋkɔ kple
dzidzimevia ɖeke maganɔ srɔ̃nye
si le anyigba dzi o. 8 Tete fia
la gblɔ na nyɔnu la bena: Yi
aƒewò me, eye made se le tawò!
9 Eye Tekoa-nyɔnu la gblɔ na fia
la bena: Nye aƒetɔ fia, mía kple
fofonye ƒe aƒe dzi vodada la le, g kp. 17.
ke fia kple eƒe fiazikpui meɖi fɔa
ɖeke o. 10 Fia la gblɔ bena: Ne
amea ɖe ƒo nu ɖe gbɔwò la, eke-
ma kplɔe vɛ nam, eye magaka
asi ŋuwò azɔ o! 11 Nyɔnu la gblɔ
be: Taflatse, fia la neɖo ŋku Ye-
howa, eƒe Mawu dzi, ne hlɔ̃biala
magagblẽ nu ɖe dzi, eye wòatsrɔ̃
vinyeŋutsu ɖa o! Tete wògblɔ be:
Meta Yehowa ƒe agbe: aNe viwò
ƒe ɖa ɖeka age ɖe anyigba fĩ! 12
Ke nyɔnu la gblɔ bena: Taflatse,
na wò dɔlanyɔnu nagblɔ nya ɖeka
na aƒetɔ, nye fia. Eɖo ŋu bena:
Ƒo nu! 13 Nyɔnu la gblɔ bena:
Nukaŋuti nèle esia bum ɖe Mawu
ƒe dukɔ la ŋu? Esi fia la gblɔ
nya sia, gake fia la mena wokplɔ
eƒe amesi wonyã la gbɔe o la,
eyata ele abe ame ɖifɔ ene. 11
Elabena ele be, míaku, eye míele
abe tsi, si wokɔ ɖe anyigba, eye
womagate ŋu aklui o ene; eye
dMawu meɖea amea ɖeke ɖa o,
ke boŋ ebua eme kpɔna be, ne
maganyã amesi wonyã la ɖa le
eɖokui gbɔ o. 15 Esi dukɔ la le
ŋɔdzi dom nam la, eyata meva nye
aƒetɔ fia la gbɔ fifia, be magblɔ
nya sia; elabena wò dɔlanyɔnu
bu be: Maƒo nu kple fia la kpɔ,
ɖewohĩ awɔ eƒe dɔlanyɔnu ƒe nya
la dzi. 16 Elabena fia la aɖo to
eƒe dɔlanyɔnu, eye wòaɖem tso
ŋutsu, si be, yeatsrɔ̃ mía kple vi-
nye ɖa le Mawu ƒe domenyinu nu
la si me. 17 Eye wò dɔlanyɔnu
bu be: Nye aƒetɔ fia la ƒe nya
ana ɖoɖoe nazi; elabena nye aƒetɔ
fia la le eabe Mawu ƒe dɔla ene,
amesi wòase nyuia kple vɔ̃a;
eye Yehowa, wò Mawu, anɔ kpli
wò. 18 Tete fia la xɔ dzi gblɔ
na nyɔnu la bena: Megaɣla nya,
si mabia wò la, ɖem o! Nyɔnu
la ɖo ŋu be: Nye aƒetɔ fia neƒo
nu ko! 19 Eye fia la gblɔ bena:
Menye Yoab ƒe asie li kpli wò
le nya siawo katã me oa? Nyɔnu
la ɖo ŋu gblɔ bena: Meta wò
agbe, nye aƒetɔ fia, womate ŋu
adze ɖe ɖusi alo mia me le nya,
siwo katã nye aƒetɔ fia gblɔ la
me o; elabena wò dɔla Yoab ye
dɔm, eye wòɖe nya siawo katã
wò dɔlanyɔnu la nu. 20 Wò dɔla
Yoab wɔ nusia, ne wòatsɔ ablu
nya la ƒe afɔ; ke nye aƒetɔ ƒe
nunya le abe gmawudɔla ƒe nunya

ene, ne wòanya nusianu, si dzɔna
le anyigba dzi. 21 Emegbe fia
la gblɔ na Yoab bena: Kpɔ da,
mawɔ nusia; eyata yi dakplɔ de-
kakpui Absalom la gbɔe! 22 Tete
Yoab bɔbɔ hede ta agu, eye wòyra
fia la. Eye Yoab gblɔ bena: Nye
afetɔ fia, egbe wò dɔla dze sii
bene, ève wò dɔla nu, esi fia la
wɔ efe dɔla fe nya dzi ta. 23 Tete
Yoab dze mɔ yi [b]Gesur, eye wò-
kplɔ Absalom va Yerusalem. 24
Eye fia la gblɔ be: Netrɔ yi efe
me, eye megava kpɔ nye ŋku me
o! Tete Absalom trɔ yi efe me,
eye mekpɔ fia la ŋku me o.

25 Ke amea deke medze deka
de Absalom nu le Israel blibo la
o, ale be wokafunɛ ŋutɔ; dzu-
fea deke mele eŋu tso efe afɔ
gɔme vasede efe tagbɔ o. 26 Eye
ne eko efe tada la, efe da daa
sekel alafa eve le fia fe nudanu
dzi. Ne fe sia fe trɔ la, ekoa ta;
elabena ekpe nɛ akpa, eyata wò-
konɛ. 27 Wodzi ŋutsuvi etɔ̃ kple
nyɔnuvi deka, si ŋkɔ nye [d]Tamar,
eye wòdze tugbe la, na Absalom.

28 Esi Absalom nɔ Yerusalem
fe eve, eye mekpɔ fia la ŋku me
kpɔ o la, 29 Absalom dɔ ame do
de Yoab be, yeadoe de fia la gbɔ;
ke egbe be, yemayi egbɔ o. Ega-
dɔ ame dee zi evelia, ke egbe va-
va. 30 Tete wògblɔ na efe dɔ-
lawo bena: Mikpɔ da, Yoab fe
agble le axanye, eye lu le afima
nɛ; miyi, ne miatɔ dzoe! Eye Ab-
salom fe dɔlawo yi datɔ dzo agble
la. 31 Eye Yoab tso yi Absalom
gbɔ le afea me gblɔ nɛ bena:
Nukaŋuti wò dɔlawo tɔ dzo agble,
si nye tɔnye? 32 Absalom do ŋu
na Yoab bena: Kpɔ da, medɔ ame
de wò be: va, ne made gbe asi na
wò ado de fia la bena: Nukaŋuti
metso Gesur va? Ðe metsi afima
la, ne nyo nam wu! Azɔ medi be,
makpɔ fia la ŋku me; eye ne vo-
dadaa de le ŋunye la, ekema ne-
wum! 33 Tete Yoab yi fia la gbɔ
dagblɔe nɛ; eye wòyɔ Absalom.
Esi wòva fia la gbɔ la, ede ta
agu de fia la ŋku me, eye fia la
gbugbɔ nu na Absalom.

Absalom fe aglãdzedze.

15. Esia megbe la Absalom di
tasiadam kple sɔwo na edo-
kui hekpe de ŋutsu blaatɔ̃, siwo
anɔ du fum le eŋgɔ la ŋu.[a] 2 Eye
Absalom fɔna ŋdi kanya datsia tre
de agbo la fe mɔ to; eye wòva
me, ne amesiame tsɔ dzrenyaa
de yina de fia gbɔ, be wòadrɔ̃ la,
Absalom yɔnɛ hebianɛ be: Du ka
me nètso? Ne ame la do ŋu be:
Wò dɔla tso Israel-toawo dometɔ
deka me la, 3 Absalom gblɔna nɛ
bena: Wò nya le eme, eye wò-
dzɔ, ke fiahawo dometɔa deke
mele to do ge wò o. 4 Eye Ab-
salom gblɔ bena: Ðe wònye amea
dee atsɔm ado ʋɔnudrɔ̃la de anyi-
gba la dzi, eye amesiame ahe
dzrenya kple ʋɔnudrɔ̃nya ava
gbɔnyee la, ne matso afia nɛ!
5 Eye wòva me, ne amea de te
de eŋu be, yeabɔbɔ nɛ la, edoa
efe asi da lénɛ, eye wògbugbɔa
nu nɛ. 6 Alea Absalom wɔ na
Israel blibo, si va ʋɔnu drɔ̃ ge
le fia la gbɔ, eye Absalom fi Is-
rael-ŋutsuwo fe dzi.

7 Le fe ene megbe la Absalom
gblɔ na fia la bena: Taflatse, na
mayi adawɔ nye adzɔgbe, si me-
de na Yehowa la dzi le Xebron.
8 Elabena esi menɔ [e]Gesur le
Aram la, wò dɔla [f]de adzɔgbe
bena: Ne Yehowa gakplɔm yi
Yerusalem la, ekema masubɔ Ye-
howa. 9 Fia gblɔ nɛ bena: [g]Yi
le ŋutifafa me! Tete wòdze mɔ
heyi Xebron. 10 Eye Absalom
dɔ ŋkutsalawo do de Israel-toawo
katã me bena: Ne kpẽ di miese
la, ekema migblɔ be: Absalom zu
fia le Xebron! 11 Eye ŋutsu alafa
eve kpe de Absalom ŋu tso Ye-
rusalem, amesiwo wokpe woyi ta-
kpladu, womenya naneke le eŋu
o. 12 Eye esi Absalom le vɔ sam
la, edo ame de Dawid fe adaŋu-
dela Gilonitɔ [h]Axitofel, le wo de
Gilo. Eye nugbedodo la nu le se-
sẽm, eye ameha, si le Absalom
ŋu la, le agbɔ sɔm de dzi.

Dawid fe sisi.

13 Eye amea de va toe na Da-
wid gblɔ bena: Israel-ŋutsuwo fe
dzi trɔ de Absalom ŋu. 14 Tete
Dawid gblɔ na efe dɔla, siwo
katã le eŋu le Yerusalem la be-
bena: Mitso, ne [i]míasi; elabena
mía dometɔa deke makpɔtɔ le
Absalom ŋku me o! Netsɔ, mídzo,
ne efe afɔ nagatsɔ wòatu mí, eye

[a] Fia. 1. 1, 5.
[b] 13, 37.
[d] 13, 1.
[e] 13, 38.
[f] Mo. 1. 28, 20.
[g] Sam. 1. 20, 42.
[h] 23, 34.
[i] Ps. 3, 1.

wòahe dzɔgbevɔ̃e ava mía dzi,
eye wòatsrɔ̃ du la kple yi o!
15 Fia ƒe dɔlawo ɖo ŋu na fia la
bena: Wò dɔlawo nye si, alesi
dzi míaƒe aƒetɔ fia nya xɔ ɖo ko!
16 Tete fia la dzo, eye eƒemetɔ-
wo katã kplɔe ɖo, eye fia la gblẽ
ahiã ewo ɖe megbe, ne woakpɔ
aƒea dzi. 17 Ale fia la dzo, eye
ameha blibo la kplɔe ɖo va tɔ
ɖe xɔ mlɔea gbɔ. 18 Eƒe dɔlawo
katã le exa le yiyim, eye [a]Kreti- a 8, 18.
tɔwo kple Pletitɔwo katã kpakple
Gatitɔ alafa aɖe, siwo katã dze
eyome tso Gat la, zɔ fia la ŋgɔ.
19 Eye fia la gblɔ na Gatitɔ [b]Itai b 18, 2.
bena: Nukaŋuti wò hã nèbe, yeayi
kpli mí? Trɔ, yi ɖanɔ fia la gbɔ;
elabena du bubu me tɔ nènye,
eyata gbugbɔ yi nɔwòƒe! 20 Etsɔ
nèva, eye egbe ko mana nanɔ
tsaglalã tsam kpli mía? Nye la
meyina, afisi menya kpɔ ko; mia
kple nɔviwòwo mlgbubɔ, eye
amenuveve kple nyateƒe anɔ kpli
wò! 21 Ke Itai ɖo ŋu na fia la
gblɔ bena: Meta Yehowa ƒe agbe
kple nye aƒetɔ fia ƒe agbe: Afisi d 17, 7.
nye aƒetɔ fia anɔ la, afima eƒe
dɔla anɔ, eɖanye ku me alo agbe
me o! 22 Dawid gblɔ na Itai be-
na: Yi kpli mí! Ale Gatitɔ Itai
kple eƒe amewo katã kpakple ɖe-
vi, siwo katã le eŋu la, yi kplii.
23 Eye anyigba blibo la fa avı
hoo, esi ameha blibo la tso me
yi. Esi fia la tso [e]Kidron-tɔɔua e Yoh. 18, 1.
la, ameha blibo la dze ŋgɔ to mɔ, f 17, 15–17.
si ɖo ta gbedzi. 24 Eye kpɔ ɖa, g Kron. I. 27, 33.
Zadok hã kple Lewitɔ, siwo katã
le eŋu la, tsɔ Mawu ƒe nubabla-
ɖaka la, eye wodro Mawu ƒe aɖa-
ka la ɖi, vaseɖe esime ameha
blibo la tso dua me va to eŋu yi
vɔ; eye Abyatar hã yi. 25 Ke fia h 9, 2.
la gblɔ na Zadok bena: Gbugbɔ
Mawu ƒe aɖaka la yi dua mee!
Ne Yehowa ve nunye la, ekema
akplɔm agbɔe, eye wòana makpɔe
kple afisi wòle. 26 Gake ne egblɔ
be, nye nu menyo ye ŋu o la,
nyee nye esi, [i]newɔm, alesi dze i 10, 12; Sam. I. 3, 18.
eŋu! 27 Eye fia la gblɔ na nu-
nɔla Zadok bena: Wòe nye nu-
kpɔla, gbugbɔ yi dua me le ŋu-
tifafa me, eye mia viwo kple eve
nakpe ɖe mia ŋu: viwò Aximaaz
kple [k]Yonatan, Abyatar vi. 28 Mi- k Fia. I. 1, 42.
kpɔ ɖa, manɔ tɔtsoƒewo le gbedzi, l 19, 27.
vaseɖe esime gbea ɖe atso mia
gbɔ ava nam. 29 Tete Zadok kple
Abyatar wogbugbɔ Mawu ƒe aɖa-
ka la va Yerusalem, eye wonɔ
afima.
30 Eye Dawid lia amiti-togbɛ
la, eye wòle avi fam le yiyim;
etsyɔ nu ta, eye wòzɔ afɔ ƒuƒlu;
ameha blibo, si le eŋu la, dometɔ
ɖesiaɖe tsyɔ nu ta, eye wolia to
la hele avi fam le yiyim. 31 Eye
wova gblɔ na Dawid bena: Axi-
tofel le nugbeɖolawo dome kpe
ɖe Absalom ŋu! Tete Dawid gblɔ
bena: Yehowa, meɖe kuku, na
Axitofel ƒe adaŋudede nazu lãnya!
32 Esi Dawid va ɖo toa ta me,
afisi wodoa gbe ɖa na Mawu le
la, kpɔ ɖa, Xusai, Arkitɔ la, le awu
vuvu me, eye ke le ta me nɛ wò-
va kpee. 33 Dawid gblɔ nɛ be-
na: Ne àyi azɔlia dzi kplim la,
ekema àva zu agba nam; 34 ke
ne ègbugbɔ yi dua me, eye nè-
gblɔ na Absalom be: Fia, medi
be, mazu wò dɔla; fofowò ƒe dɔla
menye tsã, ke azɔ mebe, mazu
wò dɔla la, ekema [d]àte ŋu agblẽ
Axitofel ƒe adaŋudede me nɛ nam.
35 Nunɔla Zadok kple Abyatar
hã le afima kpe ɖe ŋuwò; eyata
ne èse nya sia nya le fia ƒe me
ko la, nadagblɔe na nunɔla Zadok
kple Abyatar. 36 Kpɔ ɖa, wo vi
eveawo le wo gbɔ le afima: Axi-
maaz, Zadok tɔ, kple Yonatan,
Abyatar tɔ; eye mide nya sia nya,
si miese la, wo si ɖo ɖem! [f] 37 Eye
Dawid [g]xɔlɔ̃ Xusai va dua me, esi-
me Absalom hã va Yerusalem.

**Ziba zɔ Mefiboset gome na Dawid.**

**16.** Esi Dawid to toa ta me yi
ɖee la, kpɔ ɖa, Mefiboset ƒe
dɔla [h]Ziba va kpee, eye tedzi eve,
siwo wobla akpa na, eye wotsɔ
abolo bɔbɔ alafa eve, weintsetse
ƒuƒu bolo alafa ɖeka kple wein lã-
gbalẽgolo ɖeka do agba ɖe wo
dzi la, kpe ɖe eŋu. 2 Fia la bia
Ziba bena: Nuka nèbe, yeawɔ nu
siawoe? Ziba ɖo ŋu be: Tedzia-
wo nye fia la ƒe aƒea tɔ, ne woa-
do; aboloawo kple kutsetse kpoa-
wo nye ɖekakpuiawo tɔ, ne woa-
ɖu; eye wein la nye amesiwo ŋu
ɖedi te le gbedzi la tɔ, ne woano.
3 Fia la gblɔ be: Afika wò aƒetɔ
ƒe vi la le? [l]Ziba ɖo ŋu na fia

la bena: Kpɔ ḍa, etsi Yerusalem,
elabena egblɔ be: Azɔ la Israel
ƒe aƒe la agagbugbɔ fofonye ƒe
fiaḍuƒe la nam! 4 Tete fia la gblɔ
na Ziba bena: Kpɔ ḍa, Mefiboset
ƒe nuwo katã nye tɔwò! Eye Ziba
gblɔ be: Mede ta agu na wò! Ne
nye aƒetɔ nya ve nunye ko!

Simei do ḍiŋu na Dawid.

5 Esi fia Dawid va Baxurim la,
kpɔ ḍa, ŋutsua ḍe, si tso Saul ƒe
aƒe ƒe ƒome la me, si ŋkɔ nye
Simei, Gera vi la, do tso afima
va le [b]ḍiŋu dom. 6 Eye wòƒɔ kpe
le Dawid kple fia Dawid ƒe dɔ-
lawo katã kple ameha blibo la
kpakple kalẽtɔ, siwo katã le eƒe
ḍusi kple mia me la dam. 7 Eye
Simei le ḍiŋu dom le gbɔgblɔm
be: Dzo, dzo, wò hlɔ̃me kple ame
vɔ̃ḍi! 8 Yehowa gbugbɔ Saul,
amesi teƒe nèzu fia ḍo la, ƒe aƒe
ƒe ʋu katã va dziwò, eye Yeho-
wa tsɔ fiaḍuƒe la de asi na viwò
Absalom; kpɔ ḍa, azɔ ège ḍe
dzɔgbevɔ̃e me, elabena hlɔ̃me nè-
nye! 9 Zeruya vi Abisai gblɔ na
fia la bena: Nukaŋuti avũ kuku
sia anɔ ḍiŋu dom na nye aƒetɔ
fia la? Na [f]mayi aḍatso ta le enu!
10 Ke fia la gblɔ be: [g]Nya ka me
mele kple mi Zeruya viwo? Nedo
ḍiŋu faa! Elabena nenye Yehowae
gblɔ nɛ be: do ḍiŋu na Dawid
la! ameka kpɔ mɔ agblɔ be: nu-
kaŋuti nèle wɔwɔm alea? 11 Eye
Dawid gblɔ na Abisai kple eƒe
dɔlawo katã bena: Kpɔ ḍa, vinye,
si do tso nye ali me la, le nye
ku dim; aleke wɔ Benyamintɔ
mahadii oa? Mina, ne wòado ḍiŋu
ko, elabena Yehowae gblɔe nɛ!
12 Ɖewohĩ Yehowa akpɔ nye hiã
la nam, eye Yehowa atsɔ nyui
aḍo ḍiŋu, si wòdo nam egbe la
teƒe. 13 Eye Dawid kple eƒe ame-
wo lè mɔ, ke Simei zɔ to la xa
le ekasa, eye wòle ḍiŋu dom le
yiyim, eye wòƒɔ kpe le edam hele
ke hlẽm ḍe ya me. 14 Eye fia
la kple ameha blibo, si le eŋu la,
va Ayefim, eye wogbɔ ḍe me le
afima.
15 Ke Absalom kple ameha
blibo, si nye Israel-ŋutsuwo la,
va Yerusalem, eye Axitofel kpe
ḍe eŋu. 16 Esime [k]Dawid xɔlɔ̃
Xusai, Arkitɔ la, va Absalom gbɔ
la, Xusai gblɔ na Absalom bena:

[a]Fia nenɔ agbe! Fia nenɔ agbe!
17 Tete Absalom gblɔ na Xusai
bena: Xɔ̃wò lae nye esia lɔ̃m nè-
lea? Nukaŋuti mèyi kple xɔ̃wò la
oa? 18 Xusai ḍo ŋu na Absalom
bena: Kpao, ke boŋ amesi Ye-
howa kple dukɔ sia kpakple Is-
rael-ŋutsuwo katã tia la, tɔ me-
nye, eye eya gbɔ manɔ! 19 Eye
evevea ke: Ameka masubɔ, ne
menye via oa? Alesi mesubɔ fo-
fowòe la, nenema manɔ wò hã
gbɔwòe. 20 Eye Absalom gblɔ
na Axitofel bena: Mide aḍaŋu,
nusi míawɔ! 21 Axitofel gblɔ na
Absalom bena: Yi fofowò ƒe ahiã,
[d]siwo wògblẽ ḍe megbe, be woa-
kpɔ aƒea dzi la gbɔ; eye ne
Israel blibo la se be, mia kple
fofowò dome gblẽ la, ekema ŋusẽ
aḍo alɔ me na amesiwo katã le ŋu-
wò! 22 Eye wowɔ agbadɔ ḍe xɔta
na Absalom, eye [e]Absalom de asi
fofoa ƒe ahiãwo ŋu le Israel blibo
la ŋku me. 23 Wobua Axitofel
ƒe aḍaŋu, si wòḍona ɣemaɣi la,
abe Mawue wobia gbee ene; alea
Axitofel ƒe aḍaŋuḍoḍo nɔ na Da-
wid kple Absalom siaa.

Wodo vlo Axitofel ƒe aḍaŋu; eku vlodoku.

17 Eye Axitofel gblɔ na Absa-
[a]lom bena: Na maḍu ŋutsu
akpe wuieve, ne matsɔ [h]adze Da-
wid yome le zã sia me, 2 eye
mado ḍe edzi, esime ḍeḍi te eŋu,
eye eƒe alɔwo gbɔdzɔ; eye mado
voḍi nɛ, ale be ameha blibo, si
le eŋu la nasi, eye mawu fia la
ḍeḍe, 3 eye makplɔ ameha blibo
la vɛ na wò! Ne wo katã gbu-
gbɔ va, eye amesi dim nèle to
le eme la, ekema dukɔ blibo la
anɔ anyi le ŋutifafa me. 4 Nya
la dze Absalom kple Israel-ame
tsitsiwo katã ŋu. 5 Tete Absa-
lom gblɔ bena: Miḍayɔ [i]Xusai,
Arkitɔ la, hã vɛ, ne míase gbe,
si le eya hã nu! 6 Esi Xusai va
Absalom gbɔ la, Absalom gblɔ nɛ
bena: Ale Axitofel ƒo gbe lae
enye si; ḍe míawɔ eƒe gbe dzi
loo? Ne míawɔe o la, ekema ƒo
nu! 7 Xusai gblɔ na Absalom
bena: Aḍaŋu, si Axitofel de fifia
la, menyo o. 8 Eye Xusai gblɔ
bena: Enya fofowò kple eƒe ame-
wo be, kalẽtɔwo wonye, eye adã
le mo na wo abe sisiblisi, si ʋu

a Sam. I. 10, 24.
b Fia. I. 2, 8; Mo. II. 22, 27.
d 15, 16.
e 12, 11; Mo. III. 18, 8.
f Sam. I. 26, 8.
g 19, 23.
h Ps. 71, 11.
i 15, 16.
k 15, 37.

wolé viwo lɛ le gbedzi ene. Aʋa-
me hãe fofowò nye, eye mana
ameha la natsi adɔ o. 9 Kpɔ ɖa,
eɣla ɖe doawo dometɔa ɖe me
alo ɖe teƒeawo dometɔa ɖe, eye
ava me, ne amewo de asi aʋa-
tsitsi me le gɔmedzedzea me la,
ekema woasee agblɔ be: wosi
aʋakɔ, si kplɔ Absalom ɖo; 10
eye dzi aɖe le kalẽtɔ kekeake,
amesi ƒe dzi le abe dzata ƒe dzi
ene la, hã ƒo; elabena Israel blibo
la nyae be, fofowò nye kalẽtɔ, eye
amesiwo katã le eŋu, nye ŋutsu-
wɔlawo. 11 Ke nye aɖaŋu enye
si: Na Israel blibo la nakpe ta ɖe
ŋuwò tso Dan vaseɖe Beer-Seba,
abe alesi ƒutake sɔ gbɔe ene, eye
wò ŋutɔ naho kplí wo! 12 Míado
ɖe edzi le teƒeawo dometɔa ɖe,
afisi wòle, eye miaƒo ɖe edzi.
abe alesi zãmu dzana ɖe anyigba
dzi ene; eye eya ŋutɔ kple ame-
siwo katã le eŋu la, dometɔ ɖeka
hã ma kpɔtɔ o. 13 Eye ne ede
megbe yi dua ɖe me la, ekema
Israel blibo la nado ka atsɔ du
ma ɖe eme, eye míahee aɖakɔ ɖe
abu me, vaseɖe esime kpekuia
ɖeke matsi afima o! 14 Tete Ab-
salom kple Israel-ŋutsuwo katã
gblɔ bena: Xusai, Arkitɔ la ƒe
aɖaŋu nyo wu Axitofel ƒe aɖa-
ŋu! Ke [d]Yehowae ɖoe, be yea-
gblẽ Axitofel ƒe aɖaŋu nyui la
me; elabena Yehowa be, yeahe
dzɔgbevɔ̃e ava Absalom dzi.
15 Eye Xusai gblɔ na nunɔla
Zadok kple Abyatar bena: Ale
kple ale Axitofel ɖo aɖaŋu na
Absalom kple Israel-ame tsitsiwo
enye si, eye ale kple ale medo
aɖaŋu enye si. 16 Eyata netsɔ,
midɔ ame ɖo ɖa, ne woaɖagblɔ
na Dawid bena: Megatsi tɔtsoƒe
dɔ le gbea dzi o, ke boŋ yi tɔa
godo, ne womagatsrɔ̃ fia la kple
ameha, siwo katã le eŋu la o!
17 Eye Yonatan kple Aximaaz
wonɔ [h]Rogel-vudo la gbɔ. Eye dɔ-
lanyɔnua de hea gbe yinae na wo
woɖagblɔna na fia Dawid be: wo-
mekpɔ mɔ ayi dua me o, elabena
woava kpɔ wo. 18 Ke ŋutsuvia
ɖe kpɔ wo, eye wòva gblɔe na
Absalom. Tete woa kple eve la
ƒu du kaba yi ŋutsua ɖe ƒe me
le Baxurim, amesi ɖe vudo ɖe
eƒe xɔxɔnu, eye woyi ɖe eme.

[a] Mat. 7, 25.
[b] 19, 14.
[d] 15, 31. 34.
[e] 9, 4.
[f] Fia. I. 2, 7.
[g] 16, 2.
[h] Fia. I. 1, 9.

19 Ke nyɔnua ɖe tsɔ avɔ keke
ɖe vudo la nu, eye wòsia bli gba-
gbã ɖe edzi, be womagadze sii o.
20 Eye Absalom ƒe dɔlawo va
nyɔnu la gbɔ lɛ afea me hebia
bena: Afika Aximaaz kple Yona-
tan wole? Nyɔnu la ɖo ŋu na
wo bena: Woyi tɔ la godo. Eye
esi wodi wo, eye womekpɔ wo o
la, wogbugbɔ va Yerusalem. 21
Eye esi wodzo la, wodo le vudoa
me yi ɖagblɔe na fia Dawid. Eye
wogblɔ na Dawid bena: Mitso,
ne mìatso tɔa kaba; elabena ale
Axitofel de aɖaŋu ɖe mìa ŋu enye
si! 22 Tete Dawid kple ameha,
siwo katã le eŋu la, tsi tre, eye
wotso Yordan; ame ɖeka hɔ̃ hã
mekpɔtɔ, si metso Yordan hafi
ŋu ke o. 23 Esi Axitofel kpɔ be,
womewɔ yeƒe aɖaŋudede dzi na
ye o la, ebla akpa na tedzi, eye
wòdze mɔ yi eƒe me le wo de.
Eye esi wòɖo eƒe me la, [a]ede ka
ve na eɖokui, eye wòku, eye
wodii ɖe fofoa ƒe yɔdo me.
24 Ke Dawid va Maxanayim, esi-
me Absalom kple Israel-ŋutsu, si-
wo katã le eŋu la, tsɔ Yordan.
25 Eye Absalom tsɔ [b]Amasa ɖo
aʋakɔ la nu ɖe Yoab teƒe; Amasa
enye Ismael-ŋutsu, si ŋkɔ nye
Yitra, amesi dɔ Nahas vinyɔnu
Abigal, si nye Yoab dada, Zeruya
nɔvinyɔnu gbɔ la ƒe vi. 26 Eye
Israel kp'e Absalom ƒu asaɖa anyi
ɖe Gilead-nyigba dzi. 27 Eye
wòva me, esime Dawid va Maxa-
nayim la, tete Nahas vi Sobi tso
Amon-viwo ƒe Raba, kple Amiel
vi [e]Maxir tso Lo-Debar kpakple
Gileadtɔ [f]Barzilai tso Roglim 28
wohe abawo, trewo, zewo, lu kple
ƒo, wɔ kple bli tɔtɔe, gbagbayi,
atiyi kple numeewo, 29 anyĩtsi,
notsi kpẽke, alẽwo kple nyinɔke-
suwo vɛ na Dawid kple ameha,
si le eŋu, be woaɖu; elabena wo-
gblɔ be: Dɔ wu ameha la, [g]ɖedi
te eŋu, eye tsikɔ wui le gbea dzi.

Woɖu Absalom dzi, eye Yoab wui.

18. Eye Dawid xlẽ dukɔ la, eye
wòɖo amegãwo ɖe ame akpe
kple ame alafa nu. 2 Eye Dawid
tsɔ aʋakɔ la ƒe etɔ̃liawo ɖeka de
Yoab si, etsɔ etɔ̃liawo ɖeka de
Zeruya vi Abisai, si nye Yoab
nɔvi la si, eye wòtsɔ etɔ̃liawo ɖeka

de Gititɔ [a]Itai si. Eye fia la gblɔ na aʋakɔ la bena: Nye hã mayi kpli mi. 3 Ke aʋakɔ la ɖo ŋu bena: Megayi o; elabena ne miesi la, womabui na mí o, eye ne miafe akpa afã ku hã la, womabui na mí o; elabena èle abe mía dome ame akpe ewo ene. Eyata ne àxɔ na mi tso dua me la, anyo wu. 4 Fia la gblɔ na wo bena: Mawɔ nusi nyo mia ŋu. Tete fia la tsi tre ɖe agbo la xa, eye aʋakɔ blibo la ho yi alafalafa kple akpeakpe. 5 Eye fia la de se na Yoab kple Abisai kpakple Itai bena: [b]Mikpɔ ɖekakpui Absalom la dzi nam nyuie! Eye aʋakɔ blibo la see, esime fia la le se dem na aʋakplɔlawo katã le Absalom ŋuti. 6 Eye aʋakɔ la ho yi gbedzi, be woakpe Israel; eye aʋa la ƒe ati le Efrayim-ave me. 7 Dawid ƒe dɔlawo si Israel ƒe aʋakɔ la le afima, eye ame akpe blave sɔŋ tsi le afima gbemagbe. 8 Eye aʋa la kaka tso afima ɖe anyigba blibo la dzi, eye amesiwo tsi ave si la sɔ gbɔ wu esiwo tsi yi nu gbemagbe.

9 Eye Absalom va ƒo go Dawid ƒe dɔlawo. Absalom do tedzisɔ, eye tedzisɔ la va to klẽti gãa ɖe, si vu alɔ dranyi la te, eye eƒe ta tsi klẽti la ŋu, eye wòle nyenyem le anyigba kple dziƒo dome; ke tedzisɔ la do le ete dzo. 10 Eye ŋutsua ɖe kpɔe va gblɔ na Yoab bena: Kpɔ ɖa, mekpɔ Absalom wòtsi klẽtia ɖe ŋu. 11 Tete Yoab gblɔ na ŋutsu, si va gblɔe nɛ, bena: Kpɔ ɖa, esi nèkpɔe la, nukaŋuti mèda nui ƒu anyi ɖe afima oa? Anye ne mana klosalo ewo kple alidziblanu ɖeka wò! 12 Ŋutsu la ɖo ŋu na Yoab bena: Ne woxlẽ klosalo akpe ɖeka ɖe asi me nam hã la, nyemaɖe asi fiavi la ŋu o; elabena [c]fia la de se na mia kple Abisai kpakple Itai miese bena: Mikpɔ ɖekakpui Absalom la dzi nam nyuie! 13 Ɖe wònye ɖe mewɔ nane ɖe eŋu le adza me la, anye ne àtrɔ ʋu le yonyeme, elabena naneke meɣlana ɖe fia la o. 14 Tete Yoab gblɔ bena: Nyematɔ ɖe gbɔwò didie o! Eye wòtsɔ akplɔ etɔ̃ ɖe asi ɖatɔ Absalom ƒe dzinu; ke esi wògale agbe le klẽtia ŋu ko la, 15 ɖekakpui ewo, siwo nye Yoab ƒe adekplɔviwo la, va ɖe to ɖee, eye woda nui wòku. 16 Tete Yoab ku kpẽ, eye aʋakɔ la trɔ le Israel yome; elabena Yoab na aʋakɔ la tɔ te. 17 Eye wotsɔ Absalom ƒu gbe ɖe do gãa ɖe me le avea me, eye woƒɔ kpe li kɔ gãa ɖe ɖe edzi, eye Israel blibo la dome amesiame si yi eƒe agbadɔ me. 18 Ke esi Absalom le agbe la, eɖo kpea ɖe ɖe fia ƒe bali la me; elabena egblɔ be: Viŋutsua ɖeke mele asinye, ne wòalé nye ŋkɔ ɖe te o. Etsɔ eƒe ŋkɔ na kpe la, eye woyɔnɛ vaseɖe egbe be Absalom ƒe ŋkuɖodzikpe.

Kusi ƒe ame dɔdɔwo.

19 Eye Zadok vi [d]Aximaaz gblɔ bena: Maƒu du ahe du ayi na fia la bena, Yehowa tso afia nɛ le eƒe futɔwo si me. 20 Tete Yoab gblɔ nɛ bena: Mèle du nyuia ɖeke he ge ayi egbea o, ɣebubuɣi hã àhe du ayii xoxo; ke megahe dua ɖeke yii egbea o, elabena fiavi la ku! 21 Eye Yoab gblɔ na Kusitɔ la bena: Yi ɖagblɔ nusi nèkpɔ la, na fia la! Tete Kusitɔ la bɔbɔ ɖe Yoab ŋku me, eye wòƒu du yi. 22 Ke Zadok vi Aximaaz gaxɔ edzi gblɔ na Yoab bena: Ne edze agbodo ʋuu hã, maƒu du adze Kusitɔ la yome! Yoab gblɔ bena: Vinye, nukaŋuti nèbe, yeaƒu du ayi, esi amea ɖeke mele dɔtsɔho xe ge na wò oa? 23 Ne edze agbodo ʋuu hã la, mele yiyi ge! Eye wògblɔ nɛ bena: Heyi! Tete Aximaaz to tagbamɔ tre dede na Kusitɔ la. 24 Dawid bɔbɔ nɔ agbo eve dome, eye dzɔla de agbo, si le glia ŋu la ta me. Eye esi wòfɔ kɔ dzi la, ekpɔ ŋutsu ɖeka koliaa ɖe le du dzi gbɔna ɖa. 25 Tete dzɔla la gblɔe na fia la. Eye fia la gblɔ bena: Nenye eya ɖekae la, ekema gbe nyuia ɖe le eŋu. Eye esi wòle du dzi le aƒe tum la, 26 agbonudzɔla la gakpɔ ŋutsu bubu le du ƒum, eye agbonudzɔla la do ɣli ɖo ɖe agbo la me bena: Kpɔ ɖa, ŋutsu ɖeka koliaa ɖe le du dzi gbɔna! Tete fia la gblɔ be: Eya hã he gbe nyuia ɖe ɖe asi. 27 Eye dzɔla la gblɔ bena: Ame gbãtɔ ƒe duƒuƒume ɖi Zadok vi Aximaaz tɔ.

[a] 15, 19.
[b] kp. 12.
[c] kp. 5.
[d] 15, 36; 17, 17.

Tete fia la gblɔ bena: Ame nyui
wònye, eye gbe nyui wòhe gbɔ-
nae. 28 Eye Aximaaz do ɣli gblɔ
na fia la bena: Ɖutifafa! Eye
wòbɔbɔ de ta agu ḍe fia la ŋku
me gblɔ bena: Woayra Yehowa,
wò Mawu, si tsɔ ŋutsu, siwo do
woƒe asi ḍe dzi ḍe nye aƒetɔ fia ŋu
la, de asi! 29 Fia la gblɔ be: Ɖe-
kakpui Absalom li sesĩea? Axi-
maaz ḍo ŋu bena: Mekpɔ zitɔtɔ
gãa ḍe, esime Yoab dɔ fia ƒe dɔla
kple wò dɔla; ke nyemenya nusi
dzɔ o. 30 Fia la gblɔ be: Te ḍe
aga, eye natsi tre ḍe afi! Tete
wòte ḍe aga, eye wòtsi tre ḍi.
31 Eye kpɔ ḍa, Kusitɔ la va, eye
Kusitɔ la gblɔ bena: Mehe gbe
nyui vɛ na nye aƒetɔ fia, ela-
bena Yehowa tso afia na wò
tso amesiwo katã tsi tre ḍe ŋu-
wò la si me egbe. 32 Fia la gblɔ
na Kusitɔ la bena: Ɖekakpui Ab-
salom li sesĩea? Kusitɔ la ḍo ŋu
bena: Ava me na nye aƒetɔ fia
ƒe futɔwo kple amesiwo katã tsi
tre ḍe ŋuwò, be woawɔ vɔ̃ wò la,
abe alesi wòva me na ḍekakpui la
ene!

**Dawid ƒe konyifafa. Wogaḍoe fia ḍe Yuda dzi.**

**19.** Tete fia la ƒo kpakpakpa
heyi ḍe agbo la ƒe akpata
me, eye wòfa avi; eye esi wòle
yiyim la, ele gbɔgblɔm be: Vinye
Absalom, vinye! Vinye Absalom,
ḍe meku ḍe tewòƒe la, ne enyo
wu! Vinye Absalom, vinye! 2 Eye
wova gblɔ na Yoab bena: Kpɔ
ḍa, fia la le avi fam, eye wòle
konyi fam le Absalom ŋuti. 3 Ale
dziḍuḍu la trɔ zu konyifafa na
dukɔ blibo la gbemagbe, elabena
dukɔ la se gbemagbe be, fia la
le nu xam le via ŋuti. 4 Eye
aʋakɔ la zɔ minyaminya va yi ḍe
du la me, abe alesi aʋakɔ, si du
ŋukpe, zɔna minyaminya, ne esi
le aʋa nu la ene. 5 Fia la tsyɔ
nu ŋku me, eye fia la do ɣli kple
gbe sesĩ bena: Vinye Absalom,
vinye Absalom, vinye! 6 Tete
Yoab yi ḍe fia la gbɔ le xɔa me
gblɔ bena: Ede ŋukpe mo na wò
dɔlawo katã, amesiwo xɔ mia kple
viwòŋutsuwo kple viwònyɔnuwo,
srɔ̃wòwo kple wò ahiãwo ḍe agbe
egbea; 7 ėlɔ̃ amesiwo lé fu wò,
eye nėlé fu amesiwo lɔ̃ wò; ela-

bena ėḍee fia egbea bena, amegã
kple dɔlaa ḍeke mele asiwò o;
elabena medze sii egbea bena,
de wònye Absalom ye tsi agbe,
eye mí katã míeku la, ne enyo
ŋuwò wu. 8 Eyata tsi tre, nado
ayi, eye naƒo nu kple wò dɔlawo
faſɛ; elabena meta Yehowa: ne
mėdo yi o la, amea ḍeke makpɔtɔ
ḍe gbɔwò le zã sia me o; eye
esia avɔ̃ḍi na wò awu vɔ̃, siwo
katã dzɔ ḍe dziwò tso wò ḍeka-
kpuime vaseḍe fifi! 9 Tete fia la
tsi tre va bɔbɔ nɔ agbo nu. Eye
wova gblɔe na aʋakɔ blibo la
bena: Kpɔ ḍa, fia la bɔbɔ nɔ agbo
nu! Eye aʋakɔ blibo la va fia la
ŋku me; gake Israel dome ame-
siame si yi eƒe agbadɔ me.

10 Eye dukɔ blibo la he dzre le
Israel-toawo katã me gblɔ bena:
Fia la ḍe mí tso míaƒe futɔwo si
me, eye wòxɔ mí tso Filistitɔwo
si; azɔ esi tso anyigba la dzi le
Absalom nu. 11 Ke Absalom,
amesi míesi ami na heḍo fiae ḍe
mía nu la, tsi aʋa. Azɔ nukaŋuti
míele hehem ḍe megbe le fia la
kpɔkplɔ gbɔe me? 12 Eye Dawid
dɔ ame ḍo ḍe nunɔla Zadok kple
Abyatar gblɔ bena: Miƒo nu kple
Yuda-ame tsitsiwo bena: Nuka-
ŋuti miebe, yewoanye ame mlɔetɔ,
siwo ava kplɔ fia la ayi eƒe mee?
Elabena Israel blibo la ƒe nya ḍo
fia la gbɔ le enɔƒe. 13 Nɔvinyewo
mienye, nye ƒu kple nye ŋutilã
mienye; nukaŋuti miebe, yewoa-
nye ame mlɔetɔ, siwo ava kplɔ
fia la? 14 Eye migblɔ na [a]Amasa
bena: Alo menye [b]nye ƒu kple
nye ŋutilã nènye oa? Mawu na-
fiam agafiam ḍe dzi, ne menye
wòe anye aʋafia le ŋkunye me
daa ḍe Yoab teƒe o fĩ! 15 Ale wò-
trɔ Yuda-ŋutsuwo katã ƒe dzi abe
ŋutsu ḍeka tɔ ene, eye wodɔ ame
ḍo ḍe fia la gbɔ bena: Mia kple
wò dɔlawo katã migbugbɔ va!
16 Eye fia la gbugbɔ heva Yordan
nu; ke Yuda va Gilgal, be wòa-
kpe fia la, eye wòaḍe tsii ato Yor-
dan dzi.

**Dawid ƒe kalẽwɔwɔ kple akpeḍada.**

17 Tete Benyamintɔ [d]Simei, si
nye Gera vi tso Baxurim, wɔ kaba
yi kple Yuda-ŋutsuwo, be yeaḍa-
kpe fia Dawid. 18 Eye Benyamin-
ŋutsu akpe ḍeka kple dɔla [e]Ziba,

a 17, 25.
b Kron. I. 2, 16. 17.
d Fia. I. 2, 8.
e 16, 1–4; 9, 2. 10.

si le Saul ƒe me, kple via wuia-
tɔ̃awo kple eƒe dɔla blave wokpe
ḍe eŋu, eye wotre Yordan nu vava
na fia la. 19 Emegbe ʋuwo yi,
be woaḍe tsi fiaƒe me tɔwo, eye
woawɔ, abe alesi wòḍi ene. Tete [a] 17, 27.
Simei, Gera vi, ḍe ta agu ḍe fia
la ŋku me, esime wòtso Yordan.
20 Eye wògblɔ na fia la bena:
Nye aƒetɔ megabu vodada nam o,
eye megaḍo ŋku vo, si eƒe dɔla
da le gbesigbe nye aƒetɔ fia la
tso Yerusalem la o, eye fia la
megabui o![b] 21 Elabena wò dɔla [b] 16, 5.
nyae be, yewɔ nuvɔ̃, eye kpɔ ḍa,
nyee nye ame gbãtɔ tso Yosef ƒe
aƒe blibo la me va nye aƒetɔ fia
la kpe ge egbea. 22 Tete Abisai,
Zeruya vi la, gblɔ bena: Alo wo-
meŋe Simei, amesi do ḍiŋu na Ye-
howa ƒe amesiamina la, wu ge oa?
23 Ke Dawid ḍo ŋu bena: Nya ka
me meŋe kpli mi Zeruya viwo, hafi
miebe, yewoatem akpɔ egbea?
Egbee woawu ame le Israel a? Ðe
nyemenyae be, wotsɔm ḍo fia ḍe
Israel nu egbea oa?[d] 24 Eye fia [d] 16, 10.
la gblɔ na Simei bena: Mèle kuku
ge o! Eye fia la ka atam nɛ.
25 Eye Saul vi [e]Mefiboset va [e] 9, 6.
kpe fia la; ke meḍɔ eƒe afɔ kple
gè ḍo o, eye menyã eƒe avɔ o
tso gbesigbe fia la dzo, vaseḍe
gbesigbe wògbɔ le ŋutifafa me.
26 Esi wòva Yerusalem fia la
kpe ge la, fia la biae be: Mefi-
boset, nukaŋuti mèyi kplim o?
27 Eḍo ŋu bena: Nye aƒetɔ fia,
nye dɔlae blem; elabena wò dɔla
gblɔ be: Bla akpa na tedzi nam,
ne mado ayi kple fia la, elabena
xoḍrɔ̃e wò dɔla nye. 28 Eye [f]wò- [f] 16, 3.
va zɔ wò dɔla gome na nye aƒetɔ
fia la; ke nye aƒetɔ fia la le [g]abe [g] 14, 17.
Mawu ƒe dɔla ene, eyata wɔ nusi
dze ŋuwò! 29 Elabena fofonye
ƒemetɔwo katã menye naneke o,
negbe kuviwo ko wonye na nye
aƒetɔ fia; [h]ke ètsɔ wò dɔla ḍo wò [h] 9, 11.
kplɔ̃ ŋu mewo dome; azɔ nya ka [i] 12, 13.
gale asinye mava xa nu le eŋu
na fia la? 30 Fia la gblɔ nɛ bena:
Nukaŋuti nègale nu ƒom ḍe edzi?
[k]Megblɔ be, mia kple Ziba mia- [k] 9, 9. 10; 16, 4.
mã agble la! 31 Tete Mefiboset
ḍo ŋu na fia la bena: Esi nye
aƒetɔ fia la trɔ gbɔ va aƒe le ŋuti-
fafa me ko la, nexɔ wo katã gɔ̃!
32 Gileadtɔ [l]Barsilai hã tso Ro- [l] Fia. 1. 2, 7.
glim va, eye eya kplɔ fia wotso
Yordan, be yeakplɔe aḍo ḍe Yor-
dan godo. 33 Barsilai ku ame-
gã ḍeḍi xɔ ƒe blanyi; eya kpɔ
fia la dzi, esime wònɔ Maxanayim,
elabena alɔme le esi ŋutɔ.[a] 34 Eye
fia la gblɔ na Barsilai bena: Yi
kplim, eye manɔ gbɔnye, makpɔ
dziwò le Yerusalem! 35 Tete
Barsilai ḍo ŋu na fia la bena:
Ŋkeke nenie megale agbe nɔ ge,
ne mayi Yerusalem kple fia la?
36 Ƒe blanyi mexɔ egbe siawo.
Ðe mate ŋu aḍe vovo nu nyui
kple nu manyomanyo domea? Ðe
nusi wò dɔla ḍuna, eye wònona
la, gavivia enua? Alo ḍe magano
hadzilaŋutsuwo kple hadzilanyɔ-
nuwo ƒe gbe sema? Nukaŋuti wò
dɔla anye agba na nye aƒetɔ fia?
37 Ðeko wò dɔla be, yeakplɔ fia
la atso Yordan ʋee. Nukaŋuti fia
la be, yeaḍo eteƒe nam ale? 38
Na wò dɔla nagbugbɔ, eye maku
ḍe mia de kple fofonye kpakple
danye dzi ƒe! Kpɔ ḍa, wò dɔla
Kimham neyi kple nye aƒetɔ fia
la, eye nawɔ nusi nyo ŋuwò la
nɛ! 39 Fia la gblɔ be: Kimham
neyi kplim, eye mawɔ nusi nyo
ŋuwò la nɛ, eye nusianu, si nèḍi
tso asinye la, mawɔe na wò. 40
Eye aʋakɔ blibo la tso Yordan,
emegbe fia la hã tsoe. Eye fia
la ḍuḍɔ nu na Barsilai heyrae,
eye wògbugbɔ yi enɔƒe.
41 Emegbe fia la yi azɔli la dzi
heva Gilgal, eye Kimham kpe ḍe
eŋu. Yuda ƒe ameha blibo la kplɔ
fia la yi, eye Israel-ameha la ƒe
afã hã le eme. 42 Eye kpɔ ḍa,
Israel-ŋutsuwo katã va fia la gbɔ,
eye wogblɔ na fia la bena: Nuka-
ŋuti mía novi Yuda-ŋutsuwo fi
wò dzoe, eye wokplɔ fia la kple
eƒemetɔwo yi Yordan godo, eye
Dawid ƒe ŋutsuwo katã kpe ḍe
eŋu? 43 Tete Yuda-ŋutsuwo katã
ḍo ŋu na Israel-ŋutsuwo bena:
Le esi [i]fia la tsɔ mia gbɔ la tae!
Nukaŋuti miele dɔmedzoe dom le
nya sia ŋuti? Ðe miḍu fia la
ƒe nanea? Alo ḍe mexɔ nunana
le esia? 44 Israel-ŋutsuwo ḍo ŋu
na Yuda-ŋutsuwo bena: Miexɔ
akpa ewo le fia gome, eye le Da-
wid gome hã miawoe nye ŋgɔ-
gbeawo na mi. Nukaŋuti miedi
gbɔ mí? Alo menye míawoe tre

gbɔgblɔ be, m'aɖakplɔ miaƒe fia
la agbɔe oa? Ke Yuda-ŋutsuwo
ƒe nya sẽ wu Israel-ŋutsuwo tɔ.

Seba, aglãdzelawo ƒe kplɔla wuwu.

20. Eye yakamea ɖe le afima,
si ŋkɔ nye Seba, Bixri vi,
eye wònye Benyamintɔ; eku kpẽ
gblɔ bena: Gomea ɖeke mele Da-
wid gbɔ na mi o, eye domenyi-
nua ɖeke mele Isai vi la si na
mi o. Israel lee, mia dome ame-
siame neyi eƒe agbadɔ me! 2 Tete
Israel-ŋutsuwo katã tu le Dawid
ŋu hedze Seba, Bixri vi la yome.
Ke Yuda-ŋutsuwo ku ɖe woƒe fia
la ŋu tso Yordan nu vaseɖe Ye-
rusalem. 3 Esi Dawid va eƒe me
le Yerusalem la, fia la tsɔ nyɔnu
ewo, siwo nye eƒe ᵃahiãwo, ame- ᵃ 16, 21.
siwo wògblẽ ɖi, be woanɔ aƒea
dzi kpɔm la, ɖe xɔ me, eye wò-
kpɔ wo dzi, ke medɔ wo gbɔ o;
eye wotsi xɔa me, abe alesi aho-
siwo nɔa agbee ene, vaseɖe woƒe
kugbe. 4 Eye fia la gblɔ na
Amasa bena: Yɔ Yuda-ŋutsuwo
nam le ŋkeke etɔ̃ me, emegbe
nagava afi! 5 Eye Amasa yi
Yuda yɔ ge; ke esi wòtsi anyi
ɣeyiɣi, si wodo nɛ, ɖe gbɔ edzi
la, 6 tete Dawid gblɔ na Abisai
bena: Azɔ Seba, Bixri vi la, le vɔ̃
wɔ ge mi awu Absalom. Eyata
ɖe wò aƒetɔ ƒe dɔlawo, eye nati
eyome, ne magaxɔ du sesẽwo,
eye wòasi le mia ŋku me o! 7 Eye
Yoab ƒe amewo ho dze eyome
hekpe ɖe Kretitɔwo kple Pletitɔ-
wo kpakple kalẽtɔwo katã ŋu,
eye woho tso Yerusalem ti Seba,
Bixri vi la yome.

8 Esi wodo kpe gã, si le Gibeon
gbɔ la, tete Amasa va do go wo.
Ke yi le Yoab si le eƒe aʋawu,
si wòdo la te, eye wòta yi, si le
aku me la, ɖe edzi le aklito, eya
do le eme hege ɖe anyigba. 9 Yoab
gblɔ na Amasa bena: ᵇNovinye. ᵇ Ps. 28, 3.
èli sesĩea? Tete Yoab tsɔ ɖusi
lé Amasa ƒe gè, be yeaɖuɖɔ nu
nɛ. 10 Ke ᵈAmasa melé ŋku ɖe ᵈ Fia. 1. 2, 5.
yi, si le Yoab si la ŋu o; eye
wòtsɔe ɖa nu dɔ me nɛ, eye eƒe
dɔmenuwo dudu ɖe anyigba, ke
megadae zi evelia o. Esi Yoab
kple nɔvia Abisai woti Seba, Bixri
vi la yome la, 11 Yoab ƒe ɖeka-
kpuiwo dometɔ ɖeka tsi egbɔ le ᵉ 8, 16—18.
gbɔgblɔm bena: Amesi ke lɔ̃a
Yoab ƒe nya kple amesi ke nye
Dawid tɔ la, nedze Yoab yome!
12 Ke Amasa le mimlim le eƒe ʋu
me le mɔƒo me. Esi ŋutsu la kpɔ
be, aʋakɔ blibo la tɔ la, ehe Amasa
ɖa tso mɔa dzi yi gbe me, eye
wòtsɔ avɔ tsyɔ edzi; elabena ekpɔ
be, amesiame, si va la, tɔna ɖi.

13 Esi wòtee ɖa le mɔa dzi la,
amesiame to eŋuti dze Yoab yome,
be woati Seba, Bixri vi la yome.
14 Ke eya tsa to Israel-toawo katã
me vaseɖe Abel-Bet-Maaxa, eye
Bixritɔwo katã hã ƒo ƒu hedze
eyome. 15 Azɔ wova ɖe to ɖe
wo le Abel-Bet-Maaxa, eye woƒu
kpo ɖe du la ŋu vaseɖe gl!a dzi.
Eye aʋakɔ blibo, si le Yoab ŋu la,
lũ ɖe eme, be woamũ gli la. 16 Tete
nyɔnu dzeaɖaŋua ɖe do ɣli tso
dua me bena: Ago gbɔ! Ago gbɔ!
Taflatse, migblɔ na Yoab be, nete
va afi, ne maƒo nu kplii! 17 Tete
wòte ɖe eŋu, eye nyɔnu la gblɔ
be: Wòe nye Yoab la? Eɖo ŋu
be: Nyee! Eye wògblɔ nɛ be:
Se wò dɔlanyɔnu ƒe nya! Eɖo
ŋu be: Mele esem. 18 Eye wò-
gblɔ bena: Blema la wogblɔna be:
Mibia le Abel, ekema nya la awu
nu! 19 Nyee nye ame fafa kple
anukwaretɔwo dometɔ ɖeka le Is-
rael; èbe, yeatsrɔ̃ du kple dada
le Israel; nukaŋuti nèbe, yeagblẽ
Yehowa ƒe domenyinu? 20 Tete
Yoab xɔ edzi gblɔ bena: Nye-
mebe, matsrɔ̃ naneke o, eye nye-
mebe, magblẽ naneke o. 21 Nya
la mele alea o; ke boŋ ŋutsua ɖe,
si tso Efrayim-to la dzi, amesi
ŋkɔ nye Seba, Bixri vi lae, do
eƒe asi ɖe dzi ɖe fia Dawid ŋu.
Ne mieɖe eya ɖeɖe na la, ekema
madzo le dua ŋu. Eye nyɔnu la
gblɔ na Yoab bena: Kpɔ ɖa, woa-
tsɔ eƒe ta aƒu gbe ato glia dzi
aɖo ɖe wò. 22 Eye nyɔnu la va
dukɔ blibo la gbɔ kple eƒe aɖa-
ŋudzedze la, eye wotso ta le Seba,
Bixri vi la nu tsɔ ƒu gbe ɖe Yoab.
Tete wòku kpẽ, eye woka le du
la ŋu, eye amesiame yi ɖe eƒe
agbadɔ me. Emegbe Yoab gbu-
gbɔ va fia la gbɔ le Yerusalem.

Dawid subɔlawo.

23 Yoab le Israel ƒe aʋakɔ blibo
la nu, eye Benaya, Yehoyada vi,
le ᵉKretitɔwo kple Pletitɔwo nu;

24 Adoram [a]kpɔa dɔwɔwɔ dzi, eye Yosafat, Axilud vi, enye fia ƒe tsiami; 25 Seya enye agbalēŋlɔla, eye Zadok kple Abyatar wonye nunɔlawo; 26 eye Ira, Yairitɔ, hã enye nunɔla le Dawid gbɔ.

**Dɔwuame va Israel le Saul ƒe Gibeontɔwo wuwu ta. Rizpa.**

21. Eye dɔ to le Dawid ŋɔli ƒe etɔ̃ sɔŋ tra ɖe enu; eye Dawid do gbe ɖa na Yehowa. Tete Yehowa gblɔ bena: Saul kple eƒe aƒe la ɖe hlɔ̃ƒe, elabena ewu Gibeontɔwo. 2 Eye fia la yɔ Gibeontɔwo ƒo nu kpli wo. Gibeontɔwo metso Israel-viwo dome o, ke boŋ wonye Amoritɔwo ƒe kpɔtɔe, siwo [d]Israel-viwo ka atam na; eye Saul di be, yeawu wo, elabena eʋã ŋu ɖe Israel-viwo kple Yuda nu. 3 Eye Dawid gblɔ na Gibeontɔwo bena: Nuka mawɔ na mi, eye nuka matsɔ alé avu mi, be miayra Yehowa ƒe domenyinu la? 4 Gibeontɔwo ɖo ŋu nɛ bena: Klosalonya alo sikanyaa ɖeke mele mia kple Saul kple eƒe aƒe la dome o, eye miele amea ɖeke hã dim, be miawu le Israel o. Eye wògblɔ be: Nuka dim miele, be mawɔ na mi? 5 Woɖo ŋu na fia la bena: Ŋutsu, si wu mi, eye wòɖo tame be, yeatsrɔ̃ mi ɖa, ne míaganɔ Israel-nyigba blibo la dzi o lae! 6 Ne woɖe ame adre na le viaŋutsuwo dome, ne [g]míahe wo ɖe ati ŋu na Yehowa le Saul, amesi nye Yehowa ƒe ame tiatia la ƒe Gibea. Eye fia la gblɔ be: Maɖe wo ana. 7 Ke fia la vɛ Mefiboset, Saul vi Yonatan ƒe viŋutsu la nu le Yehowa ƒe [i]atam, si le Dawid kple Yonatan, Saul vi dome la ta. 8 Tete fia la lé Aya vinyɔnu [k]Rizpa ƒe viŋutsu eveawo, siwo nye Armoni kple Mefiboset, amesi wodzi na Saul, hekpe ɖe Saul vinyɔnu Merab ƒe viŋutsu atɔ̃awo ŋu, siwo wodzi na Mexolatitɔ [n]Adriel, Barsilai vi, 9 eye wòtsɔ wo de asi na Gibeontɔwo, eye wohe wo ɖe ati ŋu le to la dzi le Yehowa ŋku me, eye wo ame adre la ku zi ɖeka. Wowu wo le nuŋeyi ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi, esime wodze luŋeŋe gɔme. 10 Tete Aya vinyɔnu Rizpa tsɔ akpanya keke ɖe agakpe la dzi tso nuŋeyi ƒe gɔmedzedze, vaseɖe esime tsi dza tso dziƒo ɖe wo dzi; eye mena dziƒoxewo dze ɖe wo dzi le ŋkeke me, alo gbemelãwo va wo gbɔ le zã me o. 11 Esi wogblɔ nusi Aya vinyɔnu Rizpa, Saul ƒe ahiã wɔ, na Dawid la. 12 Dawid yi ɖaxɔ Saul kple via Yonatan ƒe ƒuwo, [b]siwo Yabes-Gileadtɔwo yi ɖafi le Bet-San ƒe ablɔ me, afisi Filistitɔwo tsɔ wo va ku ɖo, le gbesigbe Filistitɔwo wu Saul le Gilboa la, le wo si. 13 Eye wòtsɔ Saul kple via Yonatan ƒe ƒuwo tso afima vɛ, eye woƒo amesiwo wohe ɖe ati ŋu la hã ƒe ƒuwo nu ƒu. 14 Eye woɖi Saul kple via Yonatan ƒe ƒuwo ɖe Zela le Benyamin-nyigba dzi ɖe fofoa Kis ƒe yɔdo me, eye wowɔ nusiwo katã ŋu fia la de se le la. [e]Esia megbe Mawu gase gbe, si wodo ɖa ɖe anyigba la ta.

**Dawid ɖu Filistitɔwo dzi.**

15 Filistitɔwo gawɔ aʋa kple Israel, eye Dawid kple eƒe dɔlawo ho ɖawɔ aʋa kple Filistitɔwo, eye ɖeɖi te Dawid ŋu. 16 Eye Yisbi tso Nob, amesi nye ame dzɔtsuwo ƒe dzidzimeviwo dometɔ ɖeka, di be, yeawu Dawid. Eƒe akplɔ ƒe kpekpeme le akɔbli sekel alafa etɔ̃, eye wòkpla aʋawɔnu yeye. 17 Ke Zeruya vi [f]Abisai xɔ nɛ, eye wòwu Filistitɔ la. Yemaɣi Dawid ƒe ŋutsuwo ka atam nɛ bena: Màgaɖe aʋa kpli mi azɔ o, ne nagatsi Israel ƒe akaɖi la o!

18 [h]Eye wòva me emegbe be, wowɔ aʋa kple Filistitɔwo le Gob. Yemaɣi Xusatitɔ Sipai wu Saf, si tsoame dzɔtsuwo ƒe dzidzimeviwo dome. 19 Wogawɔ aʋa kple Filistitɔwo le Gob, eye Elxanan, Yaare-Orgim vi, tso Betlexem wu Gatitɔ Goliat, amesi ƒe [l]akplɔti le abe abaladoti ene. 20 Wogawɔ aʋa le Gat, eye ame dzɔtsua ɖe to asi ade kple afɔ ade; wo katã le blave vɔ ene; eye eya hã tso ame dzɔtsuwo ƒe dzidzime. 21 Eɖu fewu le [o]Israel ŋu, tete Yonatan, Dawid nɔvi Simea vi wui. 22 Ame ene siawo tso ame dzɔtsuwo ƒe dzidzime le Gat, eye wotsi Dawid kple eƒe dɔlawo si me.

a Fia. I. 4, 6.
b Sam. I. 31, 12.
d Yos. 9, 15. 19.
e 24, 25.
f 23, 18.
g Mo. IV. 25, 4.
h kp. 18–22 kpɔ Kron. I. 20, 4–8.
i Sam. I. 20, 15 v. 17.
k 3, 7.
l Sam. I. 17, 7.
n Sam. I. 18, 19.
o Sam. I. 17, 10.

**Dawid dzi kafukafuha le esi Yehowa ḍee tso futɔwo si me ŋuti.**

22 Tete Dawid gblɔ ha sia ƒe
nyawo na Yehowa le gbe-
sigbe Yehowa ḍee tso eƒe futɔwo
katã kple Saul si me, 2 eye wò-
gblɔ be: Yehowa enye nye aga-
kpe, nye mɔ̃ kple nye ḍela. 3 Ma-
wu enye nye ɣaɣlaƒe, amesi gbɔ
mebé ḍo, nye akpoxɔnu kple nye
xɔxɔ ƒe lãdzo, nye mɔ̃ sesẽ kple
nye sitsoƒe kpakple nye xɔla, ame-
si ḍem tso ŋutasẽlawo si me. 4
Meyɔ Yehowa, amesi dze bubu,
eye medo tso nye futɔwo si me.
5 Elabena ku ƒe tsitsotsoewo
ḍe to ḍem, eye gbegblẽ ƒe tɔsɪ-
siwo do ŋɔdzi nam. 6 Tsiẽƒe ƒe
kawo ƒo xlãm, eye ku ƒe adobo-
liwo ḍem. 7 Meyɔ Yehowa le nye
xaxa me, eye medo ɣli na nye
Mawu; ese nye gbe tso eƒe fiasã
me, eye nye kokoƒoƒo de eƒe to
me. 8 Anyigba ʋã, eye wòʋuʋu,
eye dziƒo ƒe anyinɔwo dzo kpe-
kpekpe; woʋã, elabena edo dɔme-
dzoe. 9 Dzudzɔ de dzi tso eƒe
ŋɔti me, dzo tso eƒe nu me fiã
nu, eye aka lé dzo tso egbɔ. 10
Eviã dziƒo heḍi ḍe anyi, eye alili-
kpo dodo le eƒe afɔ te. 11 Enɔ
Kerubi dzi hedzo, eye wòḍo agba
ḍe ya ƒe aʋalawo dzi. 12 Ewɔ
viviti nɔ me abe agbadɔ ene, eye
tsiḍɔḍɔ tso alilikpo dodo me. 13
Dzoka xɔxɔwo do tso keklẽ me
le eŋgɔ. 14 Yehowa ḍe gbe tso
dziƒo, eye dziƒoʋĩtɔ la na eƒe gbe
ḍi. 15 Eda aŋutrɔ wòkaka wo
hlẽ, eye wòḍo dzikedzo ḍa wòtɔtɔ
wo. 16 Tete atsiaƒu gɔme dze,
eye anyigba ƒe anyinɔwo tsi go
to Yehowa ƒe ŋɔdzidodo kple eƒe
ŋɔti me gbɔgbɔ me. 17 Edo alɔ
ḍa tso dzi lém, eye wòhem tso tɔ
gãwo me. 18 Eḍem tso nye futɔ
sesẽ la kple nye ketɔwo si me,
elabena wosesẽ wum. 19 Wodze
dzinye le gbesigbe medo dzɔgbe-
vɔ̃e me, ke Yehowa enye nye ziɔ-
ḍeŋu. 20 Ekplɔm va dogba dzi, eye
wòḍem, elabena nye nu nyo eŋu.
21 Yehowa wɔ nam ḍe nye dzɔ-
dzɔenyenye nu, eye wòḍo teƒe
nam le esi nye asi dza ta. 22 Ela-
bena me'é ŋku ḍe Yehowa ƒe mɔ-
wo ŋu, eye nyemewɔ nu vloa ḍeke
ḍe nye Mawu ŋu o. 23 Elabena
eƒe sewo katã le ŋkunye me, eye
nyemeḍe eƒe ḍoḍowo ḍa le gbɔ-
nye o. 24 Mede blibo lɛ eƒe ŋku
me, eye mekpɔ ḍokuinye dzi le
nye vodada ŋuti. 25 Eyata Ye-
howa ḍo eteƒe nam le nye dzɔ-
dzɔenyenye ta, le esi nye asi dza
le eŋku me ta. 26 Wò dɔme nyona
ḍe dɔmenyotɔ ŋu, eye èdea blibo
le amesi dea blibo la gbɔ. 27
Edzana le amesi dzana gbɔ, ke
èvlona ḍe amesi vlona ŋu. 28
Exɔna na dukɔ, si wotena ḍe anyi,
eye wò ŋku nɔa dadalawo ŋu, be
nabɔbɔ wo ḍe anyi. 29 Elabena
wò Yehowa ènye nye akaḍi, eye
Yehowa na nye viviti me kɔ.
30 Elabena dziwò metona nyãa
avuzi le amehawo dzi, eye nye
Mawu dzi metona tia kpo flɔ gli.
31 Mawu ƒe mɔ de blibo, Yehowa
ƒe nya me kɔ, akpoxɔnu wònye
na amesiwo katã sii tso. 32 Ela-
bena ameka nye mawu kpe ḍe
Yehowa ŋu? Eye ameka nye aga-
kpe kpe ḍe mía Mawu la ŋu?
33 Mawu enye nye mɔ̃ sesẽ, eye
wòna nye mɔ zu gbadzaa. 34 Ewɔ
nye afɔ abe zinɔwo tɔ ene, eye
wòḍom togbɛwo dzi. 35 Efia aʋa-
wɔwɔ nye asiwo, ale be nye alɔ-
wo vu akɔblidati me. 36 Etsɔ wò
xɔxɔ ƒe akpoxɔnu la nam, eye wò
gbesese wɔm mezu gã. 37 Ena
nye afɔḍeḍe keke le tenye, eye
nye afɔkɔewo mebotsona o. 38 Me-
ḍe nye futɔwo ḍe nu, eye mewu
wo, eye nyemetrɔ o, vaseḍe esi-
me metsrɔ̃ wo vɔ. 39 Metsrɔ̃ wo,
eye meto wo nyanyanya, ale be
womegafɔ o, eye wodze anyi ḍe
nye afɔ te. 40 Etsɔ ŋusẽ bla ali
dzi nam ḍe aʋawɔwɔ ŋu, eye nè-
bɔbɔ nye futɔwo ḍe tenye. 41 Ena
nye futɔwo trɔ ʋume dem, eye
metsrɔ̃ nye futɔwo gbidigbidi.
42 Wodo ɣli na Yehowa, ke xɔna-
metɔa ḍeke meli o, eye meḍo ŋu
na wo o. 43 Metu wo abe anyi-
gba ʋuʋudedi ene, eye metu afɔ
wo dzi hefanya wo abe kpɔdomee-
ba ene. 44 Eḍem tso nye dukɔ ƒe
dzrewɔwɔwo me, èdzram ḍo he-
tsɔm ḍo dukɔwo ƒe tae, eye dukɔ,
si nyemenya o la, subɔm. 45 Ame-
dzroviwo vivi nu me nam; tonu
ko wose, eye woḍo to nye gbe.
46 Dzidzi ƒo amedzroviawo, eye
woƒe lãme tu, wodo tso woƒe mɔ̃-
wo me.

47 Yehowa le agbe; woakafu
nye agakpe, eye woado Mawu,
nye xɔxɔ ƒe agakpe la, ɖe dzi.
48 Mawu, amesi bia hlɔ̃ nam, eye
wòtsɔ dukɔwo ɖe tenye. 49 Ekplɔm
tso nye futɔwo dome, eye wò-
tsɔm ɖo nye futɔwo dzi, eye wò-
ɖem tso ŋutasẽla si me. 50 Eyata
mele kafuwòm, Yehowa, le dukɔ-
wo dome, eye mele kafukafuha
dzim na wò ŋkɔ. 51 Eɖe xɔxɔ
gã fia efe fia, eye wòve Dawid,
eƒe amesiamina la, kple eƒe dzi-
dzimeviwo nu tegbee.

Dawid ƒe nya mamleawo.

23. Dawid ƒe nya mamleawo
nye esi; Dawid, Isai vi ƒe
gbe, ŋutsu, si wodo ɖe dzi, Ya-
kob ƒe Mawu ƒe amesiamina la,
kple kafukafuhawo ƒe henɔ le Is-
rael ƒe gbe: 2 Yehowa ƒe Gbɔ-
gbɔ ƒo nu to dzinye, eye eƒe nya
le nye aɖe dzi. 3 Israel ƒe Ma-
wu la ƒo nu, Israel ƒe agakpe la
gblɔ nam bena: Amesi ɖu ame-
gbetɔwo dzi dzɔdzɔe kple amesi
ɖu dzi le mawuvɔvɔ̃ me la, 4 le
abe alesi ŋdi kɔna, ne ɣe dze ene,
ele abe ŋdi, si alilikpoa ɖeke me-
do o ene, eye ele abe keklẽ, si nana
gbe miena tso anyigba me le tsi-
dzadza megbe ene. 5 Ɖe nye aƒe
mele alea le Mawu ŋku me oa?
Elabena ebla nu mavɔ kplim, si [a] 21, 17.
woɖo pɛpɛpɛ, eye wodzrae ɖo.
Elabena ɖe mana nye xɔxɔwo
katã kple nye nudidiwo katã na-
tsi ɖe dzi oa? 6 Ke yakamewo
katã le abe ŋu, siwo wotsɔna ƒua
gbe, eye womedea asi wo ŋu o
la ene; 7 ke boŋ amesi be, yeaɖe
asi wo ŋu la, ele be, wòatsɔ ga
kple akplɔti ɖe asi, eye wòatɔ dzo
wo ɖe wo teƒe. [b] Yos. 15, 21; Nex. 11, 25.

Dawid ƒe kalẽtɔwo kple woƒe nuwɔwɔwo.

8 [d]Dawid ƒe kalẽtɔwo ŋkɔwo [d] kp. 8—39 kpɔ Kron. I. 11, 10 v. 41.
nye esi: Isbaal, Xaxmoni vi, amesi
nye fia ŋu asrafowo ƒe amegã, eya
da eƒe akplɔ zi ɖeka to ame tsia-
ʋa alafa enyi dzi. 9 Eyometɔ
nye Eleazar, Axoxi vi, Dodo ƒe
vi, amesi le kalẽtɔ etɔ̃awo dome
le Dawid gbɔ. Esi woɖu fewu le
Filistitɔwo ŋu, eye woƒo ƒu ho
aʋa va afima, eye Israel-ŋutsuwo
ho yi la, 10 eya tsi tre, eye wò-
dza amewo le Filistitɔwo dome,
vaseɖe esime ɖedi te eƒe asi ŋu, [e] 2, 18.
eye yi la lé ɖe asi me nɛ. Ye-
howa na woɖu dzi gãa ɖe gbe-
magbe, eye dukɔ blibo la gbugbɔ
dze eyome, be woaɖaha nu. 11
Eyometɔ nye Sama, Hararitɔ Age
vi. Esi Filistitɔwo ƒo ƒu ɖe Lexi,
afisi ayi le agble me fũ le, eye
dukɔ la si le Filistitɔwo nu la,
12 etsi tre ɖe agble la titina, eye
wòxɔe, eye wòsi Filistitɔwo, eye
Yehowa na woɖu dzi gãa ɖe.
13 Eye amegã blaetɔ̃awo dometɔ
etɔ̃ tso yi Dawid gbɔ le Adulam-
do la me le nuŋeŋɔli. Esime Fi-
listitɔwo ƒe adzohawo ƒu asaɖa
anyi ɖe Refaim-bali la me la,
14 Dawid le mɔ̃ me le to dzi, eye
Filistitɔwo ɖe aʋakɔ ɖo Betlexem
ɣemaɣi. 15 Eye nu de asi Dawid
dzodzro me, wògblɔ bena: Ameka
aku tsi tso vudɔ, si le agbo me
le Betlexem la me vɛ mano?
16 Tete kalẽtɔ etɔ̃awo yi ɖage ɖe
Filistitɔwo ƒe asaɖa me, eye wo-
ku tsi le vudo, si le agboa me
le Betlexem la me hetsɔ vɛ na
Dawid; ke egbe be, yemanoe o,
eye wòtsɔe ƒo ɖe anyi na Yeho-
wa. 17 Eye wògblɔ be: Yehowa,
esia wɔwɔ neɖe megbe xaa tso
gbɔnye! Esia nye ŋutsu, siwo
tsɔ woƒe agbe ke yi la, ƒe ʋu.
Eye wògbe be, yemanoe o. Ka-
lẽtɔ etɔ̃awoe wɔ esia.
18 Abisai,[e] Zeruya vi, Yoab nɔ-
vi, enye ame blaetɔ̃awo ƒe tatɔ;
eya da eƒe akplɔ to ame tsiaʋa
alafa etɔ̃awo dzi, eye wòxɔ ŋkɔ
le ame blaetɔ̃awo dome. 19 Woɖe
bubu eŋu le ame blaetɔ̃awo do-
me, eye eya nye woƒe amegã;
gake meɖe ame etɔ̃awo nu o. 20
Benaya, Yehoyada vi, enye ŋutsu
kalẽtɔa ɖe, si wɔ nu tsuwo la ƒe
vi tso [b]Kabzeel. Eya wu Moabi-
tɔwo ƒe kalẽtɔ eveawo, eye wò-
wu dzata le vudo la me le gbe-
sigbe sno dza. 21 Eya wu Egipte-
ŋutsu kakoa ɖe; akplɔ le Egiptetɔ
la si, gake eyi egbɔ kple atizɔti,
eye wòxɔ akplɔ la le Egiptetɔ la
si hetsɔ eya ŋutɔ ƒe akplɔ wui.
22 Nusia Benaya, Yehoyada vi la
wɔ, eye wòxɔ ŋkɔ le kalẽtɔ blae-
tɔ̃awo dome. 23 Woɖe bubu eŋu
le ame blaetɔ̃awo dome, ke meɖe
ame etɔ̃awo nu o, eye Dawid tsɔe
ɖo fia ŋu asrafowo nu.
24 [e]Asahel, Yoab nɔvi, le ame

blaetɔ̃awo dome, Elxanan, Dodo
vi, tso Betlexem, 25 Xaroditɔ Sa-
ma kple Xaroditɔ Elika, 26 Pal-
titɔ Xelez kple Tekoatɔ Ira, Ikes
vi,[a] 27 Antotitɔ Abiezer kple Xu-
satitɔ Mebunai, 28 Axoxitɔ Zal-
mon kple Netofatitɔ Maharai, 29
Netofatitɔ Xeleb, Baana vi, kple
Itai, Ribai vi, tso Benyamin-viwo
ƒe Gibea. 30 Piratonitɔ Benaya
kple Hidai, si tso Naxale-Gaas,
31 Arbatitɔ Abi-Albon kple Bar-
xumitɔ Azmawet, 32 Saalbonitɔ
Eliaxba, Gunitɔ Yasen, 33 Yona-
tan, Hararitɔ, Sama ƒe vi, Axiam,
Hararitɔ Sarar ƒe vi, 34 Elifelet,
Maaxati vi Ahasbai ƒe vi, Eliam,
Gilonitɔ,[b] Axitofel ƒe vi, 35 Kar-
melitɔ Xezrai, Arbitɔ Paerai, 36
Yigal, Natan vi, tso Zoba, Gaditɔ
Bani, 37 Amonitɔ Zelek, Beero-
titɔ Naxarai, amesi nye Zeruya
vi Yoab ƒe adekplɔvi, 38 Yitritɔ
Ira kple Yitritɔ Gareb 39 kpa-
kple [e]Xititɔ Uriya. Wo katã le
ame blaetɔ̃ vɔ adre.

Wohe to na Dawid kple dɔvɔ̃ le esi wòxlẽ dukɔ la ta.

24. [f]Eye Yehowa [g]gado dɔme-
dzoe ɖe Israel ŋuti, eye wò-
dɔ Dawid ɖe wo ŋu gblɔ bena:
Yi ɖaxlẽ Israel kple Yuda! 2 Tete
fia la gblɔ na aʋakɔ la ƒe tatɔ
Yoab bena: Yi ɖatsa le Israel-
toawo katã me tso Dan vaseɖe
Beer-Seba, eye naxlẽ dukɔ la, ne
manya dukɔ la ƒe xexlẽme! 3 Yoab
ɖo ŋu na fia la bena: Ne Yehowa
na dukɔ la dzi ɖe dzi zi alafa wu
alesi wole, be nye aƒetɔ fia na-
kpɔe kple eƒe ŋkuwo hã la, nuka-
ŋuti nye aƒetɔ fia le nusia tɔgbe
dim ma? 4 Ke esi fia la tsi eƒe
nya la dzi na Yoab kple aʋakplɔ-
lawo la, Yoab kple aʋakplɔlawo
dzo le fia la gbɔ, be woaɖaxlẽ
Israel-dukɔ la. 5 Eye wotso Yor-
dan heva ƒu asaɖa anyi ɖe Aroer,
ɖe du, si le bali la me ƒe ɖusi
me, ɖo ta Gad kple Yaezer lɔƒo.
6 Woto Gilead heva Kades le Xi-
titɔwo ƒe anyigba dzi, eye wova
Dan hetrɔ ɖo ta Zidon. 7 Eye
wova Tiro ƒe mɔ̃ sesẽ la gbɔ heto
Xiwitɔwo kple Kanaanitɔwo ƒe
duwo katã me, eye wova to Yu-
da ƒe dziehe heva Beer-Seba. 8
Eye [i]wotsa to anyigba blibo la

[a] Kron. I. 28, 9. 10.
[b] 15, 12.
[d] Yer. 24, 10; 29, 17; Xez. 6, 12.
[e] 11, 3.
[f] kpɔ Kron. I. 21.
[g] 21, 1.
[h] Mo. IV. 16, 22.
[i] Yos. 18, 9.

dzi, eye wogbugbɔ va Yerusalem
le dzinu asieke kple ŋkeke blave
megbe. 9 Eye Yoab tsɔ dukɔ la
ƒe xexlẽme vɛ na fia la: aʋawɔla,
siwo ate ŋu adi yi le Israel dome
la, lɛ ame akpe alafa enyi, eye
Yuda-ŋutsuwo le ame akpe alafa
atɔ̃.
10 Tete Dawid ƒe dzi lã kpo,
esime wòxlẽ dukɔ la vɔ megbe,
eye Dawid gblɔ na Yehowa bena:
Mewɔ nuvɔ̃ ŋutɔ be, mewɔ nusia;
eyata Yehowa, ɖe wò dɔla ƒe vo-
dada ɖa, elabena mewɔ lãnu ŋutɔ.
11 Esi Dawid fɔ ŋdi kanya la,
Yehowa ƒe gbe va nyagblɔɖila
Gad, amesi nye Dawid ƒe nukpɔla,
gbɔ bena: 12 Yi nagblɔ na Dawid
bena: Ale Yehowa gblɔ esi: Nu
etɔ̃ metsɔ le ŋkuwò me ɖom, tia
wo dometɔ ɖeka, ne mawɔ wò!
13 Tete Gad va Dawid gbɔ, eye
wòto nya la nɛ gblɔ bena: [d]Dɔ-
wuame neva wò anyigba dzi ƒe
adre loo, alo àsi le wò futɔwo nu,
eye woaɖe wò ɖe nu dzinu etɔ̃
loo, alo dɔvɔ̃ neva wò anyigba dzi
ŋkeke etɔ̃a? Azɔ bu eŋu, ne na-
kpɔ nyaa ɖe maɖagblɔ na amesi
dɔm ɖa! 14 Dawid gblɔ na Gad
bena: Mexaxa ŋutɔ! Na míadze
Yehowa si me, elabena eƒe ame-
nuveve sɔ gbɔ, ke nyemele ame-
gbetɔwo si me dze ge o! 15 Eye
Yehowa na dɔvɔ̃ ɖo Israel dome
tso ŋdi vaseɖe ɣeyiɣi, si woɖo la
dzi; eye ame akpe blaadre ku le
dukɔ la dome tso Dan vaseɖe
Beer-Seba.

Numeme le Arawna ƒe luƒoƒe.

16 Esi mawudɔla la do eƒe asi
ɖe Yerusalem dzi, be yeagblẽe
la, vɔ̃ la ve Yehowa, eye wògblɔ
na mawudɔla, si le nu gblẽm le
dukɔa dome la bena: Eso gbɔ!
Azɔ ɖiɖi wò asi ɖe anyi! Eye Ye-
howa ƒe dɔla la le Yebusitɔ Araw-
na ƒe lugbɔƒe gbɔ. 17 Esi Dawid
kpɔ mawudɔla, si lɛ ame wum le
dukɔa dome la, egblɔ na Yehowa
bena: Kpɔ ɖa, nyee wɔ nuvɔ̃, eye
meda vo; ke alẽ siawo la, nuka
wowɔ? Wò asi neva mía kple
fofonye ƒe aƒe dzi boŋ![h]
18 Eye Gad va Dawid gbɔ gbe-
magbe gblɔ nɛ bena: Yi naɖaɖi
vɔsamlekpui na Yehowa ɖe Ye-
busitɔ Arawna ƒe luɣbɔƒe! 19 Tete
Dawid yi le Gad ƒe nya la nu,

abe alesi Yehowa de se ene.
20 Esi Arawna fɔ kɔ te la, ekpɔ
fia la kple eƒe dɔlawo gbɔna ḍe
egbɔ; tete Arawna yi hebɔbɔ,
eye wòde ta agu na fia la. 21 Eye
Arawna gblɔ bena: Nukata nye
aƒetɔ fia va eƒe dɔla gbɔ ḍo?
Dawid ḍo eŋu bena: Ɖe mebe, ma-
ƒle lugbɔƒe la, ne maḍi vɔsamle-
kpui na Yehowa, ne dɔvɔ̃ la nu
natso le dukɔa dome. 22 Arawna
gblɔ na Dawid bena: Nye aƒetɔ
fia nexɔe, eye wòasa vɔ, alesi [a] 21, 14.
dze eŋu! Kpɔ ḍa, nyiwo nye esi
hena numevɔsa, eye lufotasiaḍam
kple nyiawo ŋutinuwo nanye na-
ke! 23 Nusiawo katã wò dɔla
Arawna tsɔ na eƒe aƒetɔ fia la.
Eye Arawna gblɔ na fia la bena:
Yehowa, wò Mawu, axɔe na wò
nyuie! 24 Ke fia la gblɔ na Arawna
bena: Kpao, ke boŋ maƒlee le
asiwò kple ga, eye nyemasa nu-
mevɔ na Yehowa, nye Mawu la,
dzodzro o. Ale Dawid ƒle lugbɔƒe
kple nyiawo klosalo sekel blaatɔ̃.
25 Tete Dawid ḍi vɔsamlekpui
na Yehowa ḍe afima, eye wòsa
numevɔ kple akpedavɔ. Eye [a]Ye-
howa se gbe, si wòdo ḍa ḍe anyi-
gba la ta, eye dɔvɔ̃ la nu tso le
Israel.

---

# FIAWO ƑE AGBALẼ GBÃTƆ.

---

**Dawid gbɔdzɔ. Adoniya di bena, yeazu fia.**

1 Esi fia Dawid ku amegã xɔ ƒe
gede la, wotsyɔa avɔwo nɛ,
gake dzo meḍoa eƒe lã me o. 2
Tete eƒe dɔlawo gblɔ nɛ bena:
Woadi ḍetugbi atiatia ḍe na míaƒe
aƒetɔ fia la, ne wòatsi tre ḍe fia
la ŋku me akpɔ edzi, eye wòamlɔ
wò akɔ nu alé dzo ḍe míaƒe aƒetɔ
fia la ŋu. 3 Eye wodi ḍetugbi
dzetugbe le Israel-nyigba blibo
la katã dzi, eye wokpɔ Abisag,
Sunamitɔ la, hekplɔe vɛ na fia la.
4 Ɖetugbi la dze tugbe ŋutɔ, eye
wòzu fia la dzikpɔla, si subɔnɛ,
ke fia la mede asi eŋu o.
5 Ke [b]Adoniya, Xagit vi, do eḍo- [b] Sam. II. 3, 4.
kui ḍe dzi gblɔ bena: Nyee le fia
nye ge! Eye [d]wòdi tasiaḍamwo [d] Sam. II. 15, 1.
kple sɔwo kple ame blaatɔ̃, siwo
anɔ du ƒum le eŋgɔ la, na eḍokui.
6 Le eƒe agbe me ŋkekewo me
la fofoa mehe nya ḍe eŋu kpɔ
be: nukaŋuti nèwɔ esi kple esi
hã o. Edze ḍeka hã ŋutɔ, eye
eya wòdzi ḍe Absalom yome. 7
Eye wòḍo gbe ḍi kple Yoab, Ze-
ruya vi, kpakple nunɔla Abyatar,
eye wokpe ḍe Adoniya ŋu.[c] 8 Ke [c] 2, 22.
nunɔla Zadok, Benaya, Yehoyada
vi, nyagblɔḍila Natan, Simei kple
Rei kpakple Dawid ƒe kalẽtɔwo
mele Adoniya ƒe nya me o. 9 Eye
Adoniya wu alẽwo, nyiwo kple
nyivi damiwo le Soxelet-kpe la
gbɔ le [f]Rogel-vudo la xa, eye [f] Yos. 15, 7.
wòkpe nɔviaŋutsuwo katã, siwo
nye fiaviwo kple Yuda-ŋutsuwo
katã, siwo nye fia ƒe dɔlawo;
10 ke mekpe nyagblɔḍila Natan,
Benaya kple kalẽtɔwo kple nɔvia
Salomo o.
11 Eye Natan gblɔ na Salomo
dada Bat-Seba bena: Mèse be,
Adoniya, Xagit vi, zu fia, eye
míaƒe aƒetɔ, fia Dawid, menyae
oa? 12 Eyata va maḍo aḍaŋu na
wò, ne naḍe wò ŋutɔ kple viwò
Salomo ƒe agbe. 13 Tso, nayi fia
Dawid gbɔ, eye nagblɔ nɛ bena:
Nye aƒetɔ fia, menye ḍe nèka
atam na wò dɔlanyɔnu gblɔ be-
na: Viwò Salomo azu fia ḍe yo-
nyeme, eye wòanɔ nye fiazikpui
dzi oa? Nukaŋuti Adoniya zu fia?
14 Kpɔ ḍa, ne ègale nu ƒom kple
fia la le afima la, madze yowòme
ava ḍo kpe wò nyawo dzi. 15 Tete
Bat-Seba yi fia la gbɔ le xɔgã
me. Fia la tsi ŋutɔ, eye Abisag,
Sunamitɔ la, le fia la subɔm. 16
Eye Bat-Seba bɔbɔ hede ta agu
ḍe fia la ŋku me, eye fia la gblɔ
nɛ bena: Nuka le wɔwòm? 17 Eḍo
ŋu nɛ bena: Nye aƒetɔ, èta Ye-
howa, wò Mawu, na wò dɔlanyɔnu
bena: Viwò Salomo azu fia ḍe yo-
nyeme, eye wòanɔ nye fiazikpui
dzi! 18 Ke azɔ la, kpɔ ḍa, Ado-
niya zu fia, eye wò, nye aƒetɔ fia,
mènyae o. 19 Ewu nyitsuwo, nyi
damiwo kple alẽwo kpaŋkpaŋ, eye

wòkpe fia viŋutsuwo katã kple nu-
nɔla Abyatar kpakple aʋafia Yoab;
ke mekpe wò dɔla Salomo ya o.[a] a kp. 9. 10.
20 Nye afetɔ fia, Israel blibo la
le nuwò kpɔm, be nagblɔ amesi
le nye afetɔ fia ƒe fiazikpui dzi
nɔ ge ɖe yowòme la, na wo. 21
Elabena ava me be, ne nye afetɔ
fia mlɔ fofoawo gbɔ la, ekema
woakpɔ mía kple vinye Salomo
[b]abe nuvɔ̃wɔlawo ene. 22 Eye kpɔ b Mo. II. 5, 16.
ɖa, esi wòga'e nu ƒom kp'e fiaa la,
nyagblɔɖila Natan va. 23 Tete wo-
yi ɖagblɔe na fia la bena: Kpɔ ɖa,
nyagblɔɖila Natan enye si. Eye
wòva fia la gbɔ hede ta agu ɖe
fia la ŋku me. 24 Eye Natan gblɔ
bena: Nye afetɔ fia, wòe gbiɔ
be, Adoniya nezu fia ɖe ye yome,
eye wòanɔ yeƒe fiazikpui dzia? d Sam. II. 8, 18.
25 Elabena egbe la eyi ɖawu nyi-
tsuwo, nyi ɖamiwo kple alẽwo
kpaŋkpaŋ, eye wòkpe fia viŋutsu-
wo katã, aʋakɔ la ƒe tatɔwo kpa-
kple nunɔla Abyatar; kpɔ ɖa,
woɖu nu, eye wono nu le egbɔ,
eye wodo ɣli bena: [e]Fia Adoniya e Sam. II. 16, 16.
nenɔ agbe! 26 Ke mekpe nye, wò f Kron. I. 23, 1; 29, 22.
dɔla, kple nunɔla Zadok, Benaya,
Yehoyada vi, kpakple wò dɔla
Salomo o.[g] 27 Nye afetɔ fia gbɔe g kp. 10.
nya sia tso, hafi mègblɔ amesi
anɔ nye afetɔ fia ƒe fiazikpui dzi
ɖe eyome la na wò dɔla oa? 28
Tete fia Dawid xɔ edzi gblɔ be-
na: Miyɔ Bat-Seba ɖem! Eye
wòva fia la gbɔ le eme hetsi tre
ɖe fia la ŋku me. 29 Eye fia la h Sam. II. 16, 27. 36.
ka atam gblɔ bena: Meta Yeho-
wa, amesi ɖem tso hiãwo katã
me, ƒe agbe: 30 Alesi meta Ye-
howa, Israel ƒe Mawu la, na wò
gblɔ bena: Viwò Salomo azu fia
ɖe yonyeme, eye wòanɔ nye fia-
zikpui dzi ɖe tenyeƒe la, nenema
mawɔ egbe sia! 31 Tete Bat-Seba
bɔbɔ ɖe fia la ŋku me hede ta
agu gblɔ bena: Nye afetɔ fia na-
nɔ agbe tegbee.

Wosi ami na Salomo hedo fiae.

32 Eye fia Dawid gblɔ bena:
Miyɔ nunɔla Zadok kple nyagblɔ-
ɖila Natan kpakple Benaya, Ye-
hoyada vi ɖem. Esi wova fia la i Kron. I. 28, 5.
ŋku me la, 33 fia la gblɔ na wo
bena: Miɖe miaƒe afetɔ ƒe dɔla-
wo kpe ɖe mia ɖokui ŋu, eye
mina vinye Salomo nado nye te-
dzisɔ, ne miakplɔe yi Gixon. 34
Eye nunɔla Zadok kple nyagblɔ-
ɖila Natan nasi ami nɛ le afima
ahaɖoe fia ɖe Israel nu; miku
kpẽ, eye miado ɣli bena: Fia Sa-
lomo nenɔ agbe! 35 Emegbe mi-
kplɔe ɖo, eye wòava bɔbɔ nɔ nye
fiazikpui dzi ahazu fia ɖe tenyeƒe;
elabena eya meɖo, be wòaɖu ame-
gã ɖe Israel kple Yuda dzi. 36 Te-
te Benaya, Yehoyada vi, xɔ edzi
gblɔ na fia la bena: Neva me!
Alea Yehowa, nye afetɔ fia la ƒe
Mawu, agblɔ afu edzi. 37 Alesi
Yehowa nɔ kple nye afetɔ fia la,
nenema wòanɔ kple Salomo, eye
wòana eƒe fiazikpui nafo nye afe-
tɔ fia Dawid ƒe fiazikpui ta. 38
Tete nunɔla Zadok, nyagblɔɖila
Natan kple Benaya, Yehoyada vi,
kpakple [d]Kretitɔwo kple Pletitɔ-
wo woyi, eye wona Salomo do fia
Dawid ƒe tedzisɔ, eye wokplɔe yi
Gixon. 39 Eye nunɔla Zadok tsɔ
lãdzo, si me ami le la, tsɔ agbadɔ
la me hesi ami na Salomo, eye
woku kpẽ; tete dukɔ blibo la do
ɣli bena: Fia Salomo nenɔ agbe![f]
40 Emegbe dukɔ blibo la kplɔe
ɖo, eye dukɔ la ku dzewo hekpɔ
dzidzɔ etefe mekɔ o, eye woƒe
ɣli na be, anyigba ʋuʋu.

41 Esi Adoniya kple amesiwo
katã wòkpe ɖe egbɔ la, ɖu nua
vɔ tete la, wosee. Ke esi Yoab
se kpẽawo ƒe ɖiɖi la, egblɔ bena:
Howɔwɔ ka enye si le ɖiɖim le
dua me? 42 Esi wògale nuƒoƒo
dzi la, [h]Yonatan, nunɔla Abyatar
vi do, eye Adoniya gblɔ bena:
Va, elabena ame zãzɛ nènye, eye
gbe nyuia ɖe nèhe vɛ. 43 Yo-
natan ɖo ŋu gblɔ na Adoniya
bena: Ele eme! Míaƒe afetɔ fia
Dawid tsɔ Salomo ɖo fiae. 44 Fia
la dɔ nunɔla Zadok, nyagblɔɖila
Natan kple Benaya, Yehoyada vi,
kpakple Kretitɔwo kple Pletitɔwo
kpe ɖe eŋu, eye wona wòdo fia
ƒe tedzisɔ. 45 Eye nunɔla Zadok
kple nyagblɔɖila Natan wosi ami
nɛ heɖoe fia le Gixon, eye wole
dzidzɔ kpɔm tso afima gbɔe, eye
du la ʋuʋu; esia nye ɣli, si sem
miele. 46 [i]Salomo bɔbɔ nɔ fiazi-
kpui la dzi; 47 eye fia la ƒe dɔla-
wo hã yi, be yewoayra míaƒe afetɔ
fia Dawid gblɔ bena: Wò Mawu
ana Salomo ƒe ŋkɔ nade du wu
wò ŋkɔ, eye eƒe fiazikpui nafo

wò fiazikpui ta! Tete fia la bɔbɔ ɖe aba dzi. 48 Eye fia la hā gblɔ be: Woakafu Yehowa, Israel ƒe Mawu, si na amesi anɔ nye fiazikpui dzi la egbea, eye nye ŋkuwo kpɔe![d] 49 Tete dzika tso amesiwo katã Adoniya kpe la ƒo, eye wotsi tre, eye amesiame lė eƒe mɔ. 50 Ke Adoniya le Salomo vɔ̃m, eye wòtso yi ɖalė vɔsamlekpui la ƒe dzowo. 51 Eye wova gblɔ na Salomo bena: Kpɔ ɖa, Adoniya le fia Salomo vɔ̃m, eye [f]wòɖalė vɔsamlekpui la ƒe dzowo gblɔ bena: Fia Salomo neka atam nam egbe be, mawu eƒe dɔla kple yi o. 52 Eye Salomo gblɔ bena: Ne enye nuteƒewɔla la, [h]ekema eƒe taɖaa ɖeke mage ɖe anyigba o; ke ne woakpɔ vɔ̃a ɖe le eŋu la, ekema aku. 53 Eye fia Salomo dɔ woɖakplɔe tso vɔsamlekpui la gbɔ vɛ, eye wòva de ta agu ɖe fia Salomo ŋku me, eye Salomo gblɔ nɛ bena: Yi aƒewò me!

Dawid ƒe didi mlɔeto kple ku.

2. Esi Dawid ƒe kuɣi le aƒe tum la, ede se na via Salomo gblɔ bena: 2 Mele demagbɔnugbe yim, eyata sẽ ŋu, eye wɔ ŋutsu. 3 Lė ŋku ɖe Yehowa, wò Mawu, ƒe nudidiwo ŋu, eye nazɔ eƒe mɔwo dzi, ne nalė eƒe ɖoɖowo, sewo, kɔnuwo kple ɖaseɖidiwo me ɖe asi, abe alesi [l]woŋlɔe ɖe Mose ƒe se la me ene, ne nusiwo katã nawɔ kple afisiafi, si nayi la, nadze edzi na wò; 4 ne Yehowa ƒe nya, si wògblɔ ɖe ŋunye la, nava me be: Ne viwòŋutsuwo lė ŋku ɖe woƒe mɔwo ŋu, eye wozɔ anukwaretɔe le ŋkunye me kple woƒe dzi blibo kple luʋɔ blibo la, ekema wò amesiwo anɔ Israel-fiazikpuia dzi la, nu matso akpɔ o. 5 Enya nusi Yoab, Zeruya vi la wɔm, nusi wòwɔ Israel ƒe aʋafia eveawo [o]Abner, Ner vi, kple [p]Amasa, Yeter vi la, amesiwo wòwu, eye wòbia hlɔ̃ ɖe ʋu, si wokɔ ɖe anyi le aʋa me la nu le ŋutifafaɣi, eye wòna aʋaʋu ƒo eƒe alidziblanu, si le eƒe ali, kple afɔkpa, si le eƒe afɔ. 6 Wɔ ɖe wò nunya la nu, be eƒe ta ɣi magayi tsīe le ŋutifafa me o.[r] 7 Ke ve Gileadtɔ Barsilai ƒe viŋutsuwo nu, eye woanɔ wò kplɔ̃ ŋu amewo dome, elabena alea wowɔ nam, esime mesi le nɔviwò Absalom nu.[a] 8 Kpɔ ɖa, Benyamintɔ [b]Simei tso Baxurim le gbɔwò; eyae ɖi gbɔm vevie le gbesigbe meyina ɖe Maxanayim, ke eva kpem le Yordan nu, eye meta Yehowa nɛ gblɔ bena: Nyemawu wò kple yi o. 9 Eyata megagbe tohehe nɛ o, elabena ame nyanu nènye, eye ànya nusi nawɔe, be eƒe ta ɣi nayi tsīe kple ʋu.[e] 10 Eye Dawid mlɔ fofoawo gbɔ, eye woɖii ɖe Dawid ƒe du la me.[g] 11 Xeyiɣi, siwo Dawid ɖu fia ɖe Israel dzi la, le ƒe blane; eɖu fia ƒe adre le Xebron, eye wòɖu fia ƒe blaetɔ̃ vɔ etɔ̃ le Yerusalem.[i]

Salomo he to na Adoniya, Abyatar, Yoab kple Simei.

12 Eye Salomo bɔbɔ nɔ fofoa Dawid ƒe fiazikpui la dzi, eye eƒe fiaɖuƒe la li ke ŋutɔ. 13 Eye Adoniya, Xagit vi la, yi Salomo dada Bat-Seba gbɔ. Ebiae bena: Ŋutifafa me nèva lea? Eɖo ŋu bena: Ŋutifafa mee! 14 Eye wògblɔ bena: Nyaa ɖe le asinye, be magblɔ na wò. Eɖo ŋu be: Ƒo nu! 15 Eye wògblɔ be: Wò ŋutɔ ènyae be, [k]fiaɖuƒe la nye tɔnye, eye Israel blibo la ƒe ŋku le ŋunye, be nyee le fia nye ge; ke fiaɖuƒe la trɔ yi ɖe nɔvinye si, elabena Yehowae ɖoe nɛ. 16 Azɔ mabia nu ɖeka tso asiwò, eye megatem o. Eɖo ŋu nɛ bena: Ƒo nu! 17 Eye wògblɔ bena: Taflatse, ƒo nu kple fia Salomo, elabena magbe wò gbe o, ne wòatsɔ [m]Sunami-nyɔnu Abisag nam maɖe. 18 Bat-Seba ɖo ŋu be: Enyo, madaƒo nu kple fia la ɖe tawò. 19 Eye Bat-Seba va fia Salomo gbɔ, be yeaƒo nu kplii le Adoniya ta; tete fia la tsi tre yi ɖakpee, eye wòbɔbɔ ɖe eŋku me; ebɔbɔ nɔ eƒe fiazikpui la dzi, eye wòna nunɔdzi fia la dada wòbɔbɔ nɔ eƒe nuɖusi me. 20 Eye wògblɔ bena: Mabia nu via ɖe tso asiwò, eye megatem o. Fia la ɖo ŋu nɛ bena: Ŋanye bia, elabena nyemele tewò ge o. 21 Eye wògblɔ bena: Woatsɔ Abisag, Sunaminyɔnu, na nɔviwò Adoniya, ne wòaɖe. 22 Tete fia Salomo ɖo ŋu gblɔ na dadaa bena: Nukaŋuti

a Sam. II 17, 27; 19, 32—41.
b Sam. II. 16, 5; 19, 17—24.
d 3, 6.
e kp. 6; Ps. 101, 4, 8.
f 2, 28.
g Dɔ. 13, 36.
h Sam. II. 14, 11.
i Sam. II. 5, 4. 5; Kron. I. 29, 27.
k 1, 5—40.
l Mo. V. 17, 14 v. 20; Yos. 1, 7; 22, 6.
m 1, 3; Sam. II. 3, 7.
o Sam. II. 2, 27.
p Sam. II. 20, 10.
r Mo. I. 42, 38.

nèle Abisag, Sunami-nyɔnu lɔ, ko biam na Adoniya? Bia fiaɖuƒe la hã na eya kple nunɔla Abyatar kpakple Yoab, Zeruya vi la, elabena [a]fonye wònye. 23 Eye fia Salomo ta Yehowa bena: Mawu nafiam agafiam ɖe dzi, ne menye Adoniya ɖe wògblɔ nya sia ɖe eƒe agbe ŋuti o hã! 24 Eyata meta Yehowa ƒe agbe, amesi li kem, eye wòna mebɔbɔ nɔ fofonye Dawid ƒe fiazikpui dzi, eye wòtso aƒe nam, abe alesi wògblɔ ene la be: Adoniya aku egbea! 25 Eye fia Salomo dɔ Benaya, Yehoyada vi da wòɖada nui ƒu anyi wòku.

26 Eye fia la gblɔ na nunɔla Abyatar bena: Yi wò agble le [d]Anatot, [e]elabena èdze ku. Ke nyemele wuwò ge egbe sia o, elabena wòe tsɔ [f]Aƒetɔ Yehowa ƒe aɖaka la nɔ fofonye Dawid ŋgɔ, eye nèkpe fu dzĩa fu yia, si fofonye kpe. 27 Ale Salomo nyã Abyatar, be maganye Yehowa ƒe nunɔla azɔ o, ne Yehowa ƒe nya, si wògblɔ ɖe Eli ƒe aƒe ŋu le Silo la, nava me.[g]

28 Eye nya la ɖi Yoab se, elabena Yoab ku ɖe Adoniya ŋu, ke meku ɖe Absalom ŋu o; tete Yoab si yi Yehowa ƒe agbadɔ la me [h]ɖalé vɔsamlekpui la ƒe dzowo. 29 Eye wova gblɔ na fia Salomo bena, Yoab si yi Yehowa ƒe agbadɔ la me, eye kpɔ ɖa, [i]ele vɔsamlekpui la xa. Tete Salomo dɔ Benaya, Yehoyada vi la ɖa bena: Yi ɖada nui ƒu anyi! 30 Eye Benaya yi Yehowa ƒe agbadɔ la me hegblɔ nɛ bena: Ale fia la gblɔ esi: Do go! Eɖo ŋu bena: Gbeɖe, ke boŋ afisia maku ɖo. Tete Benaya he gbe la vɛ na fia la gblɔ bena: Ale Yoab gblɔ, eye ale wòɖo ŋu nam enye si. 31 Fia la gblɔ nɛ bena: Wɔ abe alesi wògblɔ ene; da nui ƒu anyi, eye natsɔe aɖi, ne naɖe ʋu maɖifɔ, si Yoab kɔ ɖe anyi la ɖa le mía kple fofonye ƒe aƒe la ŋu. 32 Yehowa agbugbɔ eƒe ʋu ava eƒe ta dzi, elabena eda nu ŋutsu eve, siwo nye ame dzɔdzɔewo, eye wonyo wui, amesiwo nye Israel ƒe aʋafia Abner, Ner vi, kple Yuda ƒe aʋafia Amasa, Yeter vi, eye wòwu wo kple yi fofonye Dawid ƒe manyamanyae.[p] 33 Eye woƒe ʋu agbugbɔ ava Yoab kple eƒe dzimeviwo ƒe ta dzi tegbee; ke ŋutifafa atso Yehowa gbɔ ava Dawid kple eƒe dzidzimeviwo kple eƒe aƒe kpakple eƒe fiazikpui la dzi tegbee. 34 Tete Benaya, Yehoyada vi la, yi ɖada nui ƒu anyi hewui, eye woɖii ɖe eƒe xɔ me le gbedzi. 35 Eye fia lɔ tsɔ [b]Benaya, Yehoyada vi, ɖo aʋakɔ la nu ɖe eteƒe; eye fia la tsɔ nunɔla Zadok ɖo Abyatar teƒe.

36 Eye fia la dɔ ame ɖo ɖa, be woayɔ Simei vɛ, eye wògblɔ nɛ bena: Tu xɔ na ɖokuiwò ɖe Yerusalem nanɔ afima, ke megado tso afima yi afi alo afime o. 37 Gbesigbe nado atso Kidrontɔʋua la, nyae be, àku; wò ʋu ava wò ta dzi. 38 Simei ɖo ŋu na fia la bena: Enyo, alesi nye aƒetɔ fia la gblɔ la, nenema eƒe dɔla awɔ. Eye Simei nɔ Yerusalem eteƒe didi. 39 Ke eva me le ƒe etɔ̃ megbe bena, dɔlaŋutsu eve si le Simei gbɔ yi Gat-fia Axis, Maaxa vi gbɔ. Eye wova gblɔ na Simei bena: Kpɔ ɖa, wò dɔlawo le Gat. 40 Tete Simei tso, bla akpa na eƒe tedzi, eye wòyi Axis gbɔ le Gat, be yeadi yeƒe dɔlawo. Eye Simei yi ɖakplɔ eƒe dɔlawo tso Gat gbɔe. 41 Eye wova gblɔ na Salomo bena: Simei dzo tso Yerusalem yi Gat, eye wògatrɔ gbɔ. 42 Tete fia la dɔ woɖayɔ Simei vɛ, eye wògblɔ nɛ bena: Đe nyemena wota Yehowa na wò, eye mexlɔ̃ nu wò gblɔ bena, gbesigbe nado ayi afi alo afime la, nyae be, àku, eye nèɖo ŋu nam be, [k]enyo yesee oa? 43 Nukaŋuti mèwɔ Yehowa ƒe atam kple se, si mede na wò la dzi oa? 44 Eye fia la gblɔ na Simei be: Wò ŋutɔ ènya vɔ̃, siwo katã [l]nèwɔ ɖe fofonye Dawid ŋu, eye wò dzi nyae. Yehowa agbugbɔ wò vɔ̃ɖivɔ̃ɖi la ava wò ta dzi. 45 Ke woayra Salomo ya, eye Dawid ƒe fiazikpui la ali ke le Yehowa ŋku me tegbee. 46 Tete fia la de se na Benava, Yehoyada vi la, wòɖada nui ƒu anyi wòku.

Salomo ɖe srɔ̃.

3. [n]Esi [o]fiaɖuƒe la li ke ɖe Salomo si me la, Salomo do fome kple Egipte-fia Farao, eye wòɖe Farao ƒe vinyɔnu hekplɔ va

[a] 1, 6. 7.
[b] 4, 4.
[d] Yer. 1, 1.
[e] 1, 7.
[f] Sam. I. 22, 20; 30, 7; Sam. II. 15, 24.
[g] Sam. I. 2, 31. 32.
[h] 1, 51.
[i] Mo. II. 21, 14.
[k] kp. 38.
[l] kp. 8.
[n] kp. 1—4 kpɔ Kron. II. 1, 1-6.
[o] Kron. II. 1, 1.
[p] kp. 5.

Dawid ƒe du la me, hafi wòva wu eƒe xɔ kple Yehowa ƒe xɔ kpakple glidodo ɖe Yerusalem ŋu godoo nu.[a] 2 Ke dukɔ la gasa vɔ le nuxeƒewo, elabena wometu xɔa ɖeke na Yehowa ƒe ŋkɔ vaseɖe ɣemaɣi o. 3 Eye Salomo lɔ̃ Yehowa hezɔ le fofoa Dawid ƒe ɖoɖowo nu; ke esa vɔ, eye wòdo dzudzɔ le nuxeƒewo. 4 Eye fia la yi Gibeon, be yeasa vɔ le afima, elabena eya nye [b]nuxeƒe vevitɔ; Salomo sa numevɔ akpe ɖeka le vɔsamlekpui ma dzi.

### Salomo do gbe ɖa.

5 [d]Tete Yehowa ɖe eɖokui fia Salomo le drɔ̃eƒe le zã me le Gibeon, eye Mawu gblɔ nɛ bena: Bia nusi mana wò. 6 Salomo ɖo ŋu bena: Eve wò dɔla, fofonye Dawid nu ŋutɔ, elabena ezɔ le ŋkuwò me le nyateƒe kple dzɔdzɔenyenye kpakple dzi dzadzɛ me, eye nèdzra amenuveve gã sia ɖo nɛ, be nèna viŋutsu,[e]amesi le eƒe fiazikpui la dzi, abe alesi wòle egbe siawo ene. 7 Azɔ Yehowa, nye Mawu, ètsɔ wò dɔla ɖo fiae ɖe fofonye Dawid teƒe, ke ɖevi sue menye, eye nyemenya alesi madoe alo gbɔe o! 8 Eye wò dɔla le dukɔ, si nètia la dome, dukɔ, [f]si keke ta, eye wòsɔ gbɔ, ale be womate ŋu abui alo axlẽe o. 9 Eyata na [g]dzi nyanu wò dɔla, ne wòadrɔ̃ ʋɔnu wò dukɔ, eye wòaɖe vovo nyui kple vɔ̃ dome, elabena ameka ate ŋu adrɔ̃ ʋɔnu wò dukɔ gã sia? 10 Nya sia dze Aƒetɔ la ŋu, be Salomo bia nusia. 11 Eye Mawu gblɔ nɛ bena: Esi nèbia nusia, eye mèbia be, nanɔ agbe didie o, mèbia kesinɔnu o, eye mèbia wò futɔwo ƒe ku o, ke boŋ nèbia nunya, be naŋɔ ɖe ʋɔnudɔdrɔ̃ me la, 12 [h]kpɔ ɖa, mewɔ abe alesi nègblɔ ene, eye metsɔ dzi nyanu, si sea nu gɔme la, na wò, ale be tɔwò tɔgbea ɖeke menɔ ŋgɔwò va yi o, eye tɔwò tɔgbea ɖeke madzɔ le megbewò o. 13 Eye nusi mèbia o hã la, metsɔe na wò, kesinɔnu kple bubu siaa, ale be tɔwò tɔgbea ɖeke manɔ fiawo dome le wò agbe me ŋkekewo katã me o.[k] 14 Ne èzɔ nye mɔwo dzi helé nye ɖoɖowo kple sewo me ɖe

[a] Mo. V. 23, 8.
[b] Kron. I. 21, 29.
[d] kp. 5–15 kpɔ Kron. II. 1, 7 v. 12.
[e] 1, 48.
[f] 4, 20.
[g] Ps. 143, 10.
[h] Lod. 2, 3–6.
[i] Yes. 49, 15.
[k] Lod. 3, 13-16; Mat. 6, 33.

asi, abe alesi fofowò Dawid zɔe ene la, ekema mana wò agbeŋkekewo nadidi. 15 Ke esi Salomo nyɔ la, ekpɔ bena, drɔ̃e wònye. Tete wòyi Yerusalem ɖatsi tre ɖe Yehowa ƒe nubablaɖaka la ŋgɔ, eye wòsa numevɔ kple akpedavɔ, eye wòɖo kplɔ̃ na eƒe dɔlawo katã.

### Salomo ƒe aflatsotso.

16 Ɣemaɣi la gbolo eve wova fia la gbɔ, eye wotsi tre ɖe eŋku me. 17 Eye nyɔnu ɖeka gblɔ bena: Taflatse aƒetɔ, mía kple nyɔnu sia míele xɔ ɖeka me, eye medzi vi ŋkeke etɔ̃ megbe la, medzi vi le egbɔ le xɔa me. 18 Esi nyɔnu sia hã dzi vi, eye míele mía nɔewo gbɔ; amedzroa ɖeke mele mía gbɔ le xɔa me o, negbe mí ame evea koe le xɔa me. 19 Eye nyɔnu sia ƒe vi ku le zã me, elabena emlɔ edzi. 20 Tete wòfɔ le zã titina kɔ vinye le axanye, esime wò dɔlanyɔnu le alɔ̃ dɔm, eye wòtsɔe mlɔ eƒe akɔnu hetsɔ kukua mlɔ nye akɔnu. 21 Esi mefɔ ŋdi, be mana no vinye la, kpɔ ɖa, eku; ke esi meɖe ŋku ɖee le ŋdi la, kpɔ ɖa, menye vinye, si medzi lae o. 22 Nyɔnu evelia ɖo ŋu be: Kpao, vinyee nye agbagbea, eye viwòe nye kukua! Nyɔnu gbãtɔ gblɔ be: Kpao, viwòe nye kukua, eye vinyee nye agbagbea! Alea woƒo nui le fia la ŋku me. 23 Tete fia la gblɔ be: Amesi gblɔ be: Vinyee nye agbagbea, eye viwòe nye kukua; eye ame keme be: Kpao, viwòe nye kukua, eye vinyee nye agbagbea. 24 Eye fia la gblɔ be, mitsɔ yi vɛ nam! Tete wotsɔ yi va fia la ŋku me. 25 Eye fia la gblɔ be: Mife ɖevi gbagbe la me ɖe eve, eye mitsɔ akpa afã na ame ɖeka, eye mitsɔ akpa afã na ame evelia. 26 Tete nyɔnu, si ƒe vi nye agbagbea, gblɔ na fia la bena: Taflatse aƒetɔ, mitsɔ ɖevi gbagbe la nɛ, eye migaxawui o! Elabena eƒe [i]dɔ me trɔ ɖe via ŋu. Ke ekemea gblɔ bena: Menye tɔnye o, eye meganye eya hã tɔ o, mife eme ko! 27 Tete fia la xɔ edzi gblɔ bena: Mitsɔ ɖevi gbagbe la nɛ, eye migaxawui o, eyae nye dada. 28 Esi

Israel blibo la se ʋɔnu, si fia la
drɔ̃ la, wode asi fia la vɔvɔ̃ me;
elabena wokpɔ be, Mawu ƒe nu-
nya le eme hena ʋɔnudɔdrɔ̃.

Salomo ƒe dɔwɔlawo.

4. Ale fia Salomo ɖu fia ɖe Is-
rael blibo la dzi. 2 Eƒe ame-
gãwo nye si: Azarya, [a]Zadok vi, [a] 2, 35.
enye nunɔla; 3 Elixoref kple Axi-
ya, amesiwo nye Sisa viwo, wo-
nye agbalẽŋlɔlawo, eye Yosafat,
Axilud vi, nye fia ƒe tsiami; 4
[b]Benaya, Yehoyada vi, le aʋakɔ [b] 2, 35; Sam. II. 23, 20.
la nu, eye Zadok kple Abyatar
wonye nunɔlawo; 5 Azarya, Na-
tan vi, le dɔdzikpɔlawo nu, eye
Zabud, Natan vi, nye nunɔla kple
fia xɔlɔ̃, 6 Axisar le fiasã la nu,
eye [d]Adoniram, Abda vi, le dɔ- [d] 5, 28.
wɔwɔ nu. 7 Eye dzikpɔla wuieve
le Salomo si ɖe Israel blibo la [e] Fia. II. 18, 31.
nu, amesiwo kpɔa fia kple eƒe [f] Mo. III. 26, 18.
aƒe la dzi le nuɖuɖu gome; ɖesia-
ɖe kpɔa wo dzi dzinu ɖeka le ƒe
ɖeka me. 8 Woƒe ŋkɔwo nye:
Ben-Xur le Efrayim-to la nu; 9
Ben-Deker le Makaz, Saalbim, Bet-
Semes, Elon kple Bet-Xanan nu;
10 Ben-Xesed le Arubot nu, etɔ
enye Soxo kple Xefer-nyigba
blibo la; 11 [g]Ben-Abinadab tɔ [g] Sam. I. 16, 8.
enye Xor-nyigba blibo la; eya ɖe
Salomo ƒe vinyɔnu Tafat; 12 Baa-
na, Axilud vi, tɔ enye Taanax,
Megido kple Bet-Sean blibo la,
si le Zartan gbɔ, le Yezreel ƒe
anyigbe tso Bet-Sean va ke ɖe
Abel-Mexola vaseɖe Yokmeam ƒe
go keme; 13 Ben-Geber le Ramot- [h] 3, 12.
Gilead nu, etɔ enye [i]Manase vi [i] Mo. IV. 32, 41.
Yair ƒe kɔƒewo, siwo le Gilead,
etɔ enye Argob-nutowo me le Ba-
san, du gã blaade, siwo ŋu gli le,
eye akɔbligameti le wo ŋu; 14
Axinadab, Ido vi, le Maxanayim
nu; 15 Aximaaz le Naftali nu;
eya hã ɖe Salomo ƒe vinyɔnu Bas- [k] Nyagb. 12, 9.
mat; 16 Baana, Xusai vi, le Aser
kple Bealot nu; 17 Yosafat, Pa-
ruax vi, le Isaxar nu; 18 Simei,
Ela vi, le Benyamin nu; 19 Ge-
ber, Uri vi, le Gilead-nyigba, si
nye Amoritɔwo ƒe fia Sixon kple
Og, Basan-fia, ƒe anyigba la nu;
dzikpɔla ɖeka le anyigba la nu.
20 Yuda kple Israel sɔ gbɔ [l]abe [l] 3, 8; Mo. I. 13, 16; 22, 17.
futake ene; woɖua nu, noa nu, [m] 10, 1. 8.
eye wokpɔa dzidzɔ.

Salomo kpɔ ŋusẽ.

5. Eye Salomo ɖu fiaɖuƒewo ka-
tã dzi tso tɔsisi la nu va-
seɖe Filistitɔwo ƒe anyigba dzi
kple Egipte-liƒowo ŋu; wotsɔ nu-
nanawo vɛ nɛ, eye wosubɔ Salo-
mo le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me. 2 Nuɖuɖu, si Salomo hiã
gbesiagbe enye: Wɔ memee kor
blaetɔ̃ kple wɔ bubu kor blaade;
3 nyi dami ewo kple nyi, si wo-
kplɔ tsoa gbeɖuƒe wo ame blave
kpakple alẽ alafa ɖeka; ke wo-
mebu sẽ, zi kple sãde kpakple xe
damiwo ɖe eme o. 4 Elabena eɖu
fia ɖe tɔsisi la ƒe go si me katã
kple fia, siwo katã le tɔsisi la ƒe
go si me la dzi tso Tifsax vaseɖe
Gaza, eye wòkpɔ tomefafa le goa-
wo katã me va kpe. 5 Eye Yuda
kple Israel dome amesiame nɔ
[e]eƒe weinka kple gboti te [f]bɔkɔɔ
tso Dan vaseɖe Beer-Seba le Sa-
lomo ƒe agbe me ŋkekewo me.
6 Eye tasiaɖam ŋu sɔ akpe blane
kple sɔdola akpe wuieve le Sa-
lomo si. 7 Dzikpɔla siawo dome
ɖesiaɖe kpɔa fia Salomo kple ame-
siwo katã nɔa fia Salomo ƒe kplɔ̃
ŋu la dzi dzinu ɖekaɖeka, eye
womenana naneke hiãna o. 8 Wo
dome amesiame tsɔa ƒo kple aƒla
va dana ɖe wo teƒe hena sɔwo
kple tedzisɔwo, abe alesi woɖo
nɛ ene.

Salomo ƒe nunya.

9 Eye Mawu na nunya kple nu-
gɔmesese geɖe kpakple sidzedze
gã Salomo abe futake ene.[h] 10
Salomo ƒe nunya ƒo ɣedzeƒetɔwo
katã ƒe nunya kple Egiptetɔwo
ƒe nunyawo katã ta. 11 Enya nu
wu amegbetɔwo katã kple Ezra-
xitɔ Etan kpakple Maxol viwo
Xeman, Xalkol kple Darda, eye
eƒe ŋkɔ nyɔ le dukɔwo katã do-
me godoo va kpe. 12 [k]Ebu abe
akpe etɔ̃, eye eƒe hakpakpawo le
ha akpe ɖeka kple atɔ̃. 13 Eƒo
nu le atiwo ŋu tso seder, si le
Libanon dzi la dzi vaseɖe ayeti,
si miena ɖe gli ŋu la dzi, eye
wòƒo nu le lãƒɔnewo kple xewo,
nutatawo kple tɔmelãwo ŋu. 14
Eye amewo tso dukɔwo katã kple
anyigba dzi fia, siwo katã se eƒe
nunya ŋkɔ la, dome va, be [m]ye-
woase Salomo ƒe nunya.

Salomo bla nu kple Xiram le dzadzradɔ hena gbedoxɔ tutu me.

15 [a]Eye Tiro-fia Xiram dɔ efe
dɔlawo ɖo ɖe Salomo gbɔ, esime
wòse be, wosi ami nɛ heɖo fia
ɖe fofoa teƒe, elabena Xiram [b]enye
Dawid xɔlɔ̃ lɛ efe agbe me ŋke-
kewo katã me. 16 Eye Salomo
dɔ ame ɖo ɖe Xiram gblɔ bena:
17 Enya be, fofonye Dawid mete
ŋu tu xɔ na Yehowa, efe Mawu
fe ŋkɔ o, le aʋa, si ɖe to dee ta,
vaseɖe esime Yehowa tsɔ efe fu-
tɔwo de efe afɔ te. 18 Ke azɔ
la Yehowa, nye Mawu, na gbɔɖe-
mem godoo va kpe, eye ketɔa ɖeke
kple nya vɔ̃a ɖeke megali o. 19
Kpɔ ɖa, meɖo be, matu xɔ na
Yehowa, nye Mawu fe ŋkɔ, abe
alesi [f]Yehowa gblɔ na fofonye
Dawid ene bena: Viwò, si matsɔ
aɖo wò fiazikpui dzi ɖe tewòfe
la, eya atu xɔ na nye ŋkɔ. 20
Eyata de se, ne woatso sedertiwo
nam le Libanon; nye dɔlawo anɔ
wò dɔlawo gbɔ, eye maxe wò dɔ-
lawo fe fe na wò, abe alesi na-
gblɔ ene; elabena ènyae be, amea
ɖeke menya atilalã le mía dome
abe Zidontɔwo ene o.
21 Eye esi Xiram se Salomo fe
nyawo la, dzi dzɔe ŋutɔ, eye wò-
gblɔ bena: [h]Woakafu Yehowa
egbe, amesi na vi nyanu Dawid
ɖe dukɔ gã sia dzi. 22 Eye Xi-
ram dɔ amewo ɖo ɖe Salomo, be
woagblɔ nɛ bena: Mese gbe, si
nèɖo ɖem la, eye mawɔ wò nu-
didiwo katã dzi na wò le seder-
tiwo kple sesewutiwo gome. 23
Nye dɔlawo atsɔ wo atso Libanon
dzi ava fu la nui, eye mabla wo
tatata ato fu la dzi ava tefe, si
naɖo nam, eye matu ka wo le
afima, be nava tsɔ wo. Ke nusi
medi be, nawɔ nam la, enye be,
nana nuɖuɖu nye afe la. 24 Eye
Xiram tsɔ sedertiwo kple sese-
wutiwo na Salomo, abe alesi wòdi
ene. 25 Eye Salomo tsɔ lu kor
akpe blave na Xiram, ne wòanye
nuɖuɖu na efe afe hekpe ɖe dzo-
mi kor blave ŋu. Alea Salomo
na Xiram fɛ sia fe. 26 Yehowa [k]na
nunya Salomo,[l] abe alesi wòdo
ŋugbe nɛ ene, eye xɔlɔ̃wɔwɔ nɔ
Xiram kple Salomo dome, eye
wobla nu kɔlɛ wo nɔewo.
27 Eye Salomo de dɔwɔlawo
le Israel katã dome, wole dɔwɔla
ame akpe blaetɔ̃. 28 Edɔa wo
akpe ewoewo adzɔadzɔ dzinu sia
dzinu; dzinu ɖeka wotsɔna nɔa
Libanon, eye dzinu eve wotsɔna
nɔa afee; eye [d]Adoniram le dɔ-
wɔlawo nu. 29 Agbatsɔla akpe
blaadre kple kpefula akpe bla-
nyi le Salomo si le towo dzi;
30 ke womexlẽ dɔdzikpɔla, siwo
Salomo tsɔ ɖo dɔnunɔlawo nu la,
ɖe eme o, woawo le ame akpe
etɔ̃ kple alafa etɔ̃, amesiwo ɖea
gbe na ameha, si le dɔ wɔm.
31 Eye fia la de se be, woaɖe
kpe gã xɔasiwo, ne woatsɔ kpe
fufuwo· aɖo xɔ la gɔme anyi.
32 Eye Salomo fe xɔtulawo kple
Xiram fɛ xɔtulawo kpakple [e]Gi-
blitɔwo fu wo, eye wodzra atiwo
kple kpewo ɖo hena xɔ la tutu.

[a] kp. 15–30 kpɔ Kron. II. 2.
[b] Sam. II. 5, 11.
[d] 4, 6.
[e] Yos. 13, 5; Xez. 27, 9.
[f] Sam. II. 7, 13.
[g] kpɔ Kron. II. 3, 1–13.
[h] 10, 9.
[i] 7, 15–21; Yoh. 10, 23.
[k] kp. 9.
[l] 3, 12.

Gbedoxɔ tutu.

6. [g]Eye wòva me le Israel-viwo
fe ʋuʋu tso Egipte-nyigba
dzi fe alafa ene blanyilia me, le
esime Salomo ɖu fia ɖe Israel
dzi fe ene megbe la, eɖe asi xɔ-
tutu me na Yehowa le ɣleti Ziw,
si nye ɣleti evelia dzi. 2 Xɔ, si
Salomo tu na Yehowa la fe didi-
me le abɔklugui blaade, efe ke-
keme le abɔklugui blave, eye
efe kɔkɔme le abɔklugui blaetɔ̃.
3 [i]Akpata, si le gbedoxɔ la fe
ɖodonuxɔ nu la, fe didime le abɔ-
klugui blave le xɔ la fe kekeme
nu, eye wòkeke abɔklugui ewo le
xɔ la ŋgɔdze. 4 Eye wòɖe fesre,
siwo fe nugbɔ lɔ lɛ gota gome
la, ɖe xɔ la ŋu, eye wòɖe adzrala
wo nu. 5 Eye wòtu xɔŋuxɔewo
ɖe xɔ la fe gli ŋu godoo, ale be
woƒo xlã xɔ la fe gliwo kple ɖo-
ɖonuxɔ kpakple megbetɔ, eye
wòtso wo me kotoekotoe. 6 Esrã
wo dzi. Anyigbaxɔ la keke abɔ-
klugui atɔ̃, dometɔa keke abɔklu-
gui aɖe, eye tametɔ keke abɔklu-
gui adre; elabena eɖo glikpui ɖe
xɔ la ŋu lɛ gota gome ƒo xlãe,
be dzisasrãwo magatɔ xɔ la fe
gli o. 7 Eye wotsɔ kpe, siwo
wofu tso keke kpeʋe me la, tu
xɔ lae, ale be womese gakpee,
pɛ alo gaɖɔwɔnua ɖeke ŋkɔ le
xɔ la tutu me o. 8 Eye ʋɔtru,
si le xɔŋuxɔe la fe anyigbaxɔ nu
la, le xɔ la fe ɖusikpa dzi, eye

wotoa atrakpui gɔdɔ̃gɔdɔ̃ dzi yia
xɔ dometɔ me, eye tso dometɔ
me woyia etametɔ me. 9 Eye
wòtu xɔ la wu enu; xɔ la ƒe ɖa-
ɖedziwo nye sederti, eye wògbãe
kple sederʋuƒowo. 10 Etu xɔŋu-
xɔewo ɖe xɔ blibo la ŋu va kpe
ɖo, siwo dome ɖesiaɖe kɔ abɔ-
klugui atɔ̃, eye wòtsɔ sederti wɔ
woa kple xɔ la ɖekae.
11 Eye Yehowa ƒe gbe va Sa-
lomo gbɔ bena: 12 Etu xɔ sia
nam; ne èzɔ le nye ɖoɖowo nu,
èwɔ nye kɔnuwo dzi, eye nèlé
nye sewo katã me ɖe asi hezɔ ɖe
wo nu la, [a]ekema mawɔ nye nya, [a] Sam. II. 7, 13.
si megblɔ na fofowò Dawid la,
dzi na wò. 13 Eye manɔ Israel-
viwo dome, eye nyemagblẽ nye
dukɔ Israel ɖi o.[b] [b] Mo. II. 29, 45.
14 Eye Salomo tu xɔ la wu enu.[d] [d] Do. 7, 47.
15 Etsɔ sederʋuƒowo klã ɖe xɔ
la me le gli ŋu, eklã ʋuƒoawo
tso xɔ la ƒe anyi me ɖatɔ eta me
daɖedziawo, eye wòklã sesewu-
ʋuƒowo ɖe xɔ la ƒe anyigba. 16
Eklã sederʋuƒowo ɖe megbexɔ,
si didi abɔklugui blave la, hã
me tso anyi me ɖatɔ daɖedziawo.
Alea wòwɔ megbexɔ, si nye kɔ-
kɔeƒe ƒe kɔkɔeƒe la mee. 17 Do-
donuxɔ la ƒe didime le abɔklugui
blane. 18 Eye wòŋlɔ treklɔnu-
tsetsewo kple seƒoƒo kekewo ɖe
sederʋuƒo, siwo le xɔa me la ŋu;
sederʋuƒo le afisiafi, eye kpea
ɖeke ŋu medze o. 19 Eye wòdzra
megbexɔ la me ɖo, be woatsɔ Ye-
howa ƒe nubabladaka la ada ɖe
afima. 20 Megbexɔ la ƒe didime
le abɔklugui blave, eƒe kekeme [e] kp. 1.
le abɔklugui blave, eye eƒe kɔ-
kɔme le abɔklugui blave, wòfa
sika nyuitɔ ɖe eme, eye wòtsɔ
sederʋuƒo wɔ vɔsamlekpui da ɖe
enu. 21 Salomo fa sika nyuitɔ
ɖe xɔ la me, eye wòtsɔ sika kɔ-
sɔkɔsɔ tso ga ɖe megbexɔ, si ŋu
wòfa sika ɖo la nu. 22 Efa sika
ɖe xɔ blibo la ŋu vaseɖe xɔ la
ƒe mlɔenu, eye wòfa sika ɖe vɔ- [f] 9. 10.
samlekpui, si le megbexɔa nu la, [g] Yes. 22, 8.
ŋu blibo.
23 Eye wòtsɔ amiti wɔ Kerubi
eve ɖe megbexɔ la me, wokɔ
abɔklugui ewoewo.[h] 24 Kerubi la [h] Mo. II. 7, 37 v. 39.
ƒe aʋala ɖeka le abɔklugui atɔ̃:
tso eƒe aʋala ɖeka nu vaseɖe
ekeme nu le abɔklugui ewo. 25
Kerubi evelia tɔ hã le abɔklugui
ewo; dzidze ɖeka kple nɔnɔme
ɖeka ŋugbe li na Kerubi evea-
wo. 26 Kerubi ɖeka ƒe kɔkɔme
le abɔklugui ewo, eye evelia tɔ
hã le nenema. 27 Eye wòtsɔ Ke-
rubiawo ɖo xɔ la me; Kerubiawo
ke aʋalawo me, ale be Kerubi
ɖeka ƒe aʋala tɔ gli la ƒe afi, eye
evelia ƒe aʋala ɖatɔ gli la ƒe afi-
me, eye woƒe aʋalawo va kpe wo
nɔewo le xɔ la titina. 28 Efa
sika ɖe Kerubiawo ŋu. 29 Eye
wòŋlɔ Kerubiwo, detiwo kple se-
ƒoƒo kekewo ɖe xɔwo kple eve
ƒe gliwo katã ŋu le eme. 30 Eye
wòfa sika ɖe xɔwo kple eve ƒe
anyigba. 31 Etsɔ amiti kpa ʋɔ-
tru agavee ɖe megbexɔ la nu;
ʋɔtruti tametɔ kple axadzitɔwo
xɔ gli la ƒe akpa atɔ̃liawo ɖeka.
32 Amiti wòtsɔ kpa ʋɔtru aga-
veawoe, eye wòŋlɔ Kerubiwo,
detiwo kple seƒoƒo kekewo ɖe wo
ŋu, eye wòfa sika ɖe wo dzi; eƒo
sika la gbabɛ tsɔ fa ɖe Kerubia-
wo kple detiawo dzi. 33 Alea
wòtsɔ amiti kpa ʋɔtrutiwo ɖe do-
donuxɔ ƒe mɔ nu, eye woxɔ gli
la ƒe akpa eneliawo ɖeka. 34 Etsɔ
sesewuʋuƒo kpa ʋɔtruawo kple
eve, eye aga eve, siwo woate ŋu
aʋu la, li na ʋɔtruawo dome ɖe-
siaɖe. 35 Eŋlɔ Kerubiwo, detiwo
kple seƒoƒo kekewo ɖe wo ŋu,
eye wòfa sika ɖe wo dzi, ale be
wòsɔ nɔnɔmeawo dzi pɛ. 36 Eye
wòtɔ kpɔ emetɔ; etsɔ kpe fufu
ɖo amli etɔ̃, eye wòtu sedertiwo
ɖe wo dzi. 37 Woɖo Yehowa ƒe
xɔ la gɔme anyi le [e]ƒe enelia me
le ɣleti Ziw dzi, 38 eye wowu xɔ
la kple eŋu nuwo katã nu ɖe eƒe
ɖoɖowo katã nu le ƒe wuiɖekɛlia
me le ɣleti Bul, si nye ɣleti enyi-
lia dzi. Ale wotui ƒe adre sɔŋ.

Fiasãwo tutu.

7. Fe wuietɔ̃ sɔŋ Salomo tu eya
ŋutɔ ƒe xɔ, hafi wu eƒe xɔ la
nu keŋ.[f] 2 Etu [g]Libanon-avexɔ la
wòdidi abɔklugui alafa ɖeka, keke
abɔklugui blaatɔ̃, eye wòkɔ abɔ-
klugui blaetɔ̃; sɔti, siwo nye se-
dertiwo la, le agbaka ene me,
eye woda sederti ɖe wo dzi. 3 Eye
wotsɔ sederti gba xɔ, siwo le sɔ-
ti blane vɔ atɔ̃ dzi la ta me;
sɔti wuiatɔ̃ le agbaka ɖeka me.

4 Dzisrãtiawo le agbaka etɔ̃ me,
eye fesre etɔ̃etɔ̃ dze ŋgɔ wo nɔe-
wo. 5 Ʋɔtruawo katã kple ʋɔ-
trutiawo le dzogoe ene me, eye
fesre etɔ̃etɔ̃ dze ŋgɔ wo nɔewo.
6 Eye wótu sɔtiwo ƒe akpata la
wódidi abɔklugui blaatɔ̃, eye wó-
keke abɔklugui blaetɔ̃, eye wó-
gatsɔ sɔtiwo tu akpata ɖe enu, si
nu woɖo atrakpuii. 7 Etu fiazi-
kpui ƒe akpata la, afisi wódrɔ̃a
ʋɔnu lena, eya nye ʋɔnudrɔ̃ƒe
akpata la, eye wòklã sederʋuƒo
ɖe eme tso anyi me ɖatɔ dzisa-
srã la. 8 Eye wótu xɔ, si me eya
ŋutɔ anɔ la, ɖe xɔxɔnu bubu ɖe
akpata la megbe abe esia ke ene;
eye Salomo tu xɔ abe akpata sia
ke ene, na Farao-vinyɔnu, [a]si wòɖe
la. 9 Kpe xɔasi, siwo wofu ɖe
dzidze nu, eye wotsɔ laxalaxa sẽ
wo me kple wo kɔgo la, wotsɔ
tu wo katãe, tso egɔme vaseɖe
daɖedziwo gbɔ, tso gota vaseɖe
xɔxɔnu gã la gbɔ. 10 Wotsɔ kpe
xɔasi gãwo ɖo egɔme anyi, kpe,
siwo le abɔklugui ewo kple abɔ-
klugui enyi; 11 eye kpe xɔasi,
siwo wofu ɖe dzidze nu kpakple
sedertiwo le dzi me gome. 12 Eye
wotsɔ kpe fufuwo ɖo amli etɔ̃,
siwo dzi wotu sedertiwo ɖo, abe
alesi wóle Yehowa ƒe aƒe ƒe [d]xɔ-
xɔnu emetɔ kple fiasã ƒe akpata
ŋu ene.

Sɔti eveawo kple gbeɖoxɔ la ŋu nuwo.

13 Eye fia Salomo dɔ woɖakplɔ
[e]Xiram tso Tiro vɛ. 14 Enye aho-
sia ɖe, si tso Naftali-toa me la
ƒe vi, eye fofoa nye [g]akɔblinutula
tso Tiro; aɖaŋu, nugɔmesese kple
nunya geɖe le tagbɔ nɛ, eye wò-
nya akɔbliɖaŋu vovovowo wɔwɔ;
eye wóva fia Salomo gbɔ hewɔ dɔ
blibo la nɛ. 15 [h]Etsɔ akɔbli kɔ
sɔti eve ɖe akpata la nu; sɔti
ɖeka ƒe kɔkɔme le abɔklugui
wuienyi, eye ka abɔklugui wuieve
atu sɔtiawo dome ɖesiaɖe akpe
ɖo.[i] 16 Eye wówɔ ta eve, be wóa-
tsɔ aɖo sɔtiawo ta me; etsɔ akɔbli
kɔ woe; ta ɖeka ƒe kɔkɔme le
abɔklugui atɔ̃, eye ta evelia ƒe
kɔkɔme le abɔklugui atɔ̃. 17 Elɔ̃
gaɖɔ, eye wògbe ka abe kɔsɔ-
kɔsɔ ene ɖe ta, siwo le sɔtiawo
ta me la ŋu; wo ame adre ɖe ta
ɖeka ŋu, eye wo ame adre ɖe ta
evelia hã ŋu. 18 Ewɔ yevuboɖa-
wo, eye yevuboɖawo le gaɖɔ, si
tsyɔ ta, siwo le sɔtiawo ta me ŋutɔ
la ŋu le agbaka eve nu; alea wó-
wɔe ɖe ta evelia hã ŋui. 19 Eye
wówɔ ta, siwo le sɔtiawo ta me
la, wole abɔklugui ene abe dzo-
gbenyaseƒoƒo ene le akpata la me.
20 Tawo le sɔtiawo ta me, eye
yevuboɖa alafa eveve le agbaka
nu ƒo xlã gaɖɔ, si le ƒodoa ŋu la
kɔgo; alea wole ta evelia hã ŋui.
21 Eye wótu sɔtiawo ɖe dodonuxɔ
la ƒe akpata nu; etu ɖusi me sɔti
la, eye wòna ŋkɔe be Yaxin, eye
wótu mia me sɔti la hena ŋkɔe be
Boas. 22 Ewɔ sɔtiawo ƒe tagbɔ
abe dzogbenyaseƒoƒo ene. Ale
wówu sɔtiawo ŋu dɔwɔwɔ nu.
23 [b]Eye wòkɔ gazɔ la; ele te-
gblẽ, eye tso toga ɖeka vaseɖe
toga keme le abɔklugui ewo, ekɔ
abɔklugui atɔ̃, eye ka abɔklugui
blaetɔ̃ atui akpe ɖo. 24 Eye wó-
wɔ treklɔnutsetsewo ɖe eto ƒo
xlãe va kpe, wo ame ewoewo le
abɔklugui ɖekaɖeka; treklɔnutse-
tseawo le agbaka eve me ƒo xlã
gazɔ la, eye wòkɔ wo kplii ɖe-
kae. 25 Ele nyi wuieve dzi; wo
ame etɔ̃ dze ŋgɔ anyiehe, eye wo
ame etɔ̃ dze ŋgɔ ɣetoɖoƒe, wo ame
etɔ̃ dze ŋgɔ dziehe, eye wo ame
etɔ̃ dze ŋgɔ ɣedzeƒe; gazɔ la nɔ
wo dzi, eye wo katã wotrɔ agɔ-
me gbɔ ɖe eme lɔƒo. Etri así-
bide ene ƒe kekeme, eye wowɔ
eto abe kpluto ene, wóɖi dzogbe-
nyaseƒoƒo. Bat akpe eve nɔ eme.
27 [f]Eye wótsɔ akɔbli wɔ anyinɔ
ewo; anyinɔ ɖeka didi abɔklugui
ene, keke abɔklugui ene, eye wó-
kɔ abɔklugui etɔ̃. 28 Ale wowɔ
anyinɔ lae enye sí: Woxe ekɔgo,
eye woɖo towo nɛ. 29 Woŋlɔ
dzatawo, nyiwo kple Kerubiwo
ɖe ekɔgo, sí le toawo dome la
nu, eye wowɔ seƒoƒoka wódzɔ ɖe
dzatawo kpakple nyiawo ta me
kple wo te. 30 Ewɔ akɔblitasia-
damfɔ ene ɖe anyinɔ ɖesiaɖe te,
eye wòtsɔ akɔbli wɔ woƒe troƒe-
wo. Ekɔ zɔ ɖe eƒe dzogoe enea-
wo dzi, eye zɔawo ɖe ze la te
hedze ŋgɔ wo nɔewo. 31 Eƒe kɔ,
si le anyinɔa titina le eta me la,
kɔ abɔklugui ɖeka, eye eto le te-
gblẽ keke abɔklugui ɖeka kple
afã, eye wodo atsiã ɖe eto hã, ke
etowo mele tegblẽ o, ke boŋ wole

[a] 3, 1.
[b] kp. 23-26 kpɔ Kron. II. 4, 2 v. 5.
[d] 6, 36.
[e] Kron. II. 2, 12. 13.
[f] kp. 27-39 kpɔ Kron. II. 4, 6. 10.
[g] Mo. I. 4, 22; Mo. II. 31, 3. 4.
[h] kp. 15-21 kpɔ Kron. II. 3, 15 v. 17.
[i] Fia. II. 25, 17.

dzogoe ene me. 32 Tasiaḍamfɔ
ene le toḍoḍoawo te, eye tasia-
ḍamfɔwo ƒe troƒewo le anyinɔ la
ŋu; tasiaḍamfɔ ḍeka ƒe kɔkɔme
le abɔklugui ḍeka kple afã. 33
Wowɔ tasiaḍamfɔawo abe tasia-
ḍam ŋutɔ ƒe afɔwo ene; ḍe wokɔ
nuawo katã, woƒe troƒewo, wo gɔ-
me, wo dometsogawo kple wo
dometsogawo ƒe kpeƒewo. 34 Zɔ
ene le anyinɔ la ƒe dzogoe enea-
wo dzi; anyinɔ la ŋu zɔwo do
tso. 35 Eye nu tegblẽa ḍe le
anyinɔ la ƒe dzi me, si kɔ abɔklu-
gui afã, eye towo kple akɔgo le
eŋu. 36 Eye wòŋlɔ Kerubiwo,
dzatawo kple detiwo kpakple se-
ƒoƒokawo de wo kɔgo kple woƒe
towo ŋu, alesi teƒe nya lii ko.
37 Alea wòwɔ anyinɔ ewoawoe;
kɔkɔme ḍeka, dzidzeme ḍeka kple
nɔnɔme ḍeka ŋugbe li na wo
katã. 38 Eye wòwɔ akɔblize ewo;
Bat blane nɔ ze sia ze me, eye
ze sia ze keke abɔklugui ene, eye
ze ḍekaḍeka le anyinɔ ewoawo
dome ḍesiaḍe dzi. 39 Wòtsɔ anyi-
nɔ atɔ̃ ḍo xɔ la ƒe ḍusikpa dzi,
gatsɔ wo ame atɔ̃ ḍo xɔ la ƒe
mia me kpa dzi, eye woḍo gazɔ la
xɔa ƒe ḍusikpa dzi le ɣedzeƒe
gome ḍo ta dziehe.
40 [b]Eye Xiram wɔ zewo, sofiwo
kple trewo, eye Xiram wu dɔ
blibo, si le Yehowa ƒe aƒe la ŋu
la, wɔwɔ nu na fia Salomo: 41 Sɔti
eveawo kple ta mligo eve, siwo
le sɔti eveawo tame kple gaḍɔ
eve, siwo xe ta mligo eve, siwo
le sɔtiawo tame la ŋu; 42 ɣevu-
boḍa alafa ene hena gaḍɔ evea-
wo, ɣevuboḍawo le agbaka eve
me le gaḍɔ ḍeka ŋu, ne woaxe ta
mligo eve, siwo le sɔtiawo ta me
la ŋu; 43 anyinɔ ewo kple ze
ewo, siwo le anyinɔwo dzi; 44
gazɔ ḍeka kple nyi wuieve, siwo
le gazɔ la te, 45 kple zewo, sofiwo
kple trewo. Nusiawo katã Xiram
tsɔ akɔbli, si ŋu wozrɔ̃ la, wɔe
na fia Salomo hena Yehowa ƒe
aƒe la. 46 Fia la na wokɔ wo ḍe
nɔnɔme, si wotsɔ anyi wɔe la
me le Yordan-nutowo me le Su-
kot kple Zartan dome.
47 [c]Ke Salomo mena woda nua-
wo kpɔ o, eye womebu akɔblia-
wo ƒe kpekpeme o. 48 Eye Sa-
lomo wɔ Yehowa ƒe xɔ la me nuwo
katã, siwo nye sikavɔsamlekpui
la kple sikakplɔ̃, si dzi ŋkume-
ḍoboƀo nɔna; 49 etsɔ sika nyuitɔ
wɔ akaḍitiwo, wo ame atɔ̃ le ḍu-
si me, eye wo ame atɔ̃ le mia me
le megbexɔ la ŋgɔ, eye wòtsɔ
sika wɔ seƒoƒoawo, akaḍigbɛawo
kple ḍovulãnuawoe. 50 Etsɔ sika
nyuitɔ wɔ agbawo, hɛwo, ʋutre-
wo, gatsiwo kple nutɔgbawoe, eye
wòtsɔ sika wɔ xɔ emetɔ, si nye
kɔkɔeƒe ƒe kɔkɔeƒe la ŋu ʋɔtru
kple ḍoḍonuxɔ la ƒe ʋɔtru ŋuti
megbegawoe. 51 Esi dɔ blibo,
si fia Salomo wɔ le Yehowa ƒe
aƒe la, wu enu la, Salomo tsɔ nu-
siwo ŋu fofoa Dawid kɔ, siwo
nye klosalo kple sika kpakple
nuawo, da ḍe Yehowa ƒe xɔ la ƒe
nudzraḍoƒe.

Gbedoxɔ ŋu kɔkɔ kple Salomo ƒe gbedoḍoḍa.

8. [a]Xemaɣi la Salomo ƒo Israel-
ame tsitsiwo kple toawo ƒe ta-
tɔwo katã kpakple Israel-viwo ƒe
aƒekɔwo ƒe amegã̃wo nu ƒu ḍe fia
Salomo gbɔ le Yerusalem, bena
woaḍatsɔ Yehowa ƒe nubabladaka
la tso Dawid ƒe du, si nye Zion
la me vɛ. 2 Tete Israel-ŋutsuwo
katã kpe ta ḍe fia Salomo gbɔ le
ŋkekenyuie la dzi le ɣleti Etanim,
si nye ɣleti adrelia dzi. 3 Eye
Israel-ame tsitsiwo katã kple nu-
nɔlawo ḍatsɔ aḍaka la. 4 Eye wo-
tsɔ Yehowa ƒe aḍaka la kple Ma-
wu ƒe agbadɔ la kpakple nu kɔ-
kɔe, siwo katã le agbadɔ la me
vɛ; nunɔlawo kple Lewitɔwo tsɔ
wo vɛ. 5 Eye fia Salomo kple
Israel-ameha blibo, si kpe ta ḍe
egbɔ la, le eŋu le aḍaka la ŋgɔ
hetsɔ alẽwo kple nyiwo sa vɔe;
wosɔ gbɔ, ale be womexlẽ wo alo
bu wo o.[d] 6 Eye nunɔlawo tsɔ
Yehowa ƒe nubabladaka la va da
ḍe eteƒe le megbexɔ, si nye kɔ-
kɔeƒewo ƒe kɔkɔeƒe la me le Ke-
rubiawo ƒe aʋalawo te. 7 Elabena
Kerubiawo keke aʋala ḍe aḍaka
la nɔƒe, ale be Kerubiawo tsyɔ
aḍaka la kple eŋu kpoawo dzi.
8 Kpoawo didi, ale be wokpɔa
kpoawo ŋu tso kɔkɔeƒe la le me-
gbexɔ la nu, ke womekpɔa wo tso
gota o, eye wotsi afima vaseḍe
egbe.[f] 9 Naneke mele aḍaka la
me o, negbe kpe eve, siwo Mose
tsɔ de eme le Xoreb gbɔ, afisi

[a] kp. 1–11 kpɔ Kron. II. 5.
[b] kp. 40–47 kpɔ Kron. II. 4, 11 v. 18.
[d] Sam. II. 6, 13.
[c] kp. 48–51 kpɔ Kron. II. 4, 19 v. 5, 1.
[f] Mo. II. 25, 13 v. 15.

Yehowa bla nu kple Israel-viwo
le, esime woʋu tso Egipte-nyigba
dzi la koe.[a]
10 Eye wòva me, esime nunɔ-
lawo do tso kɔkɔeƒea la, alilikpo
yɔ Yehowa ƒe xɔ la taŋ; 11 eye
nunɔlawo mete ŋu nɔ te, be woa-
subɔ o, le alilikpoawo ta, elabena
Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe yɔ Yehowa
ƒe xɔ la taŋ.[b] 12 [d]Xemaɣi Salomo
gblɔ bena: Yehowa gblɔ be,[e]yea-
nɔ alilikpo dodo me. 13 Metu xɔ,
be nanɔ eme kple teƒe, si nanɔ
tegbee.
14 Eye fia la trɔ kɔ heyra Is-
rael-ameha blibo la, eye Israel-
ameha blibo la tɔ ɖe tsitre. 15 Eye
wògblɔ bena: Woakafu Yehowa,
Israel ƒe Mawu, amesi tsɔ eƒe nu
gblɔ nya na fofonye Dawid, eye
wòtsɔ eƒe asi wɔ edzi hegblɔ be-
na: 16 Tso gbesigbe mekplɔ nye
dukɔ Israel tso Egipte la, nyeme-
tia dua ɖeke le Israel-toawo katã
me, be woatu xɔ nam ɖe afima,
ne nye ŋkɔ nanɔ eme o; ke me-
tia Dawid, ne wòanɔ nye dukɔ
Israel nu. 17 Eye fofonye Dawid
ɖoe ɖe ta me be, yeatu xɔ na Ye-
howa, Israel Mawu la ƒe ŋkɔ.[i]
18 Eye Yehowa gblɔ na fofonye
Dawid bena: Esi nèɖoe ɖe ta me
be, yeatu xɔ na nye ŋkɔ la, èwɔe
nyuie be, nèɖoe ɖe ta me. 19 Ke
wòa màtu xɔ la o, ke boŋ viwò,
si ado atso wò ali me la, eya atu
xɔ na nye ŋkɔ la. 20 Yehowa
wɔ eƒe nya, si wògblɔ la dzi, eye
medo xɔ fofonye Dawid teƒe he-
bɔbɔ nɔ Israel-fiazikpui la dzi,
abe alesi Yehowa gblɔ ene, eye
metu xɔ na Yehowa, Israel Ma-
wu la ƒe ŋkɔ. 21 Eye mewɔ te-
ƒe na aɖaka la, si me nu, si Ye-
howa bla kple mia fofowo, esime
wòkplɔ wo tso Egipte-nyigba dzi
la le.
22 Eye Salomo te ɖe Yehowa
ƒe vɔsamlekpui la ŋgɔ le Israel-
ameha blibo la ŋku me, eye wòke
eƒe abɔwo do ɖe dziƒo 23 gblɔ
bena: Yehowa, Israel ƒe Mawu,
mawua ɖeke mele abe wò ene le
dziƒo afime kple anyigba dzi afi
o; èdzra nubabla kple amenuve-
ve ɖo na wò dɔla, siwo zɔna le
ŋkuwò me kple woƒe dzi blibo.
24 Wò amesi dzra nya, si nègblɔ
na wò dɔla fofonye Dawid la ɖo;

[a] Heb. 9, 4.
[b] Mo. II. 40, 34. 35.
[d] kp. 12-53 kpɔ Kron. II. 6, 1 v. 40.
[e] Mo. V. 4, 11; Mo. II. 20, 21.
[f] Yes. 66, 1; Dɔ. 7, 49; 17, 24.
[g] Zax. 12, 4.
[h] Mo. II. 20, 24; Mo. V. 12, 5. 11.
[i] Sam. II. 7.
[k] 17, 1.

ègblɔe kple wò nu, eye nètsɔ wò
asi wɔ edzi, abe alesi wòle egbe
siawo ene. 25 Azɔ Yehowa, Israel
ƒe Mawu, dzra nya, si nègblɔ na
fofonye Dawid la ɖo, esi nègblɔ
bena: Ne viwòŋutsuwo nya lè ŋku
ɖe woƒe mɔwo ŋu, eye wozɔ le
ŋkunye me, abe alesi nèzɔ le ŋku-
nye me ene ko la, ekema wò ame-
siwo anɔ Israel-fiazikpuia dzi la
nu matso o. 26 Eyata, Israel ƒe
Mawu, taflatse wɔ nya, si nègblɔ
na wò dɔla fofonye Dawid la dzi.
27 Ke nyateƒee, Mawu anɔ anyi-
gba dzia? Kpɔ ɖa, [f]dziƒo kple
dziƒo ƒe dziƒowo melolo na wò o,
ʋuu keke xɔ sia, si metu o. 28 Ke
trɔ ɖe wò dɔla ƒe gbedodoɖa kple
kokoƒoƒo ŋu, Yehowa nye Mawu,
eye nase wò dɔla ƒe ɣli kple gbe,
si wòdo ɖa le ŋkuwò me egbe.
29 Ne wò [g]ŋkuwo nanɔ te ɖe xɔ
sia ŋu zã kple keli, ɖe teƒe, si
ŋu [h]nègblɔ le be: nye ŋkɔ anɔ
afima la ŋu; eye nase gbe, si wò
dɔla ado ɖa le teƒe sia. 30 Eye
ɖo to koko, si wò dɔla kple wò
dukɔ Israel aƒo le teƒe sia, eye
nasee le nɔwòƒe le dziƒo; ne èsee
la, ekema tsɔe ke.
31 Ne amea ɖe wɔ nuvɔ̃ ɖe
ehavi ŋu, eye wobia atam tso esi,
be wòaka, eye wohe atam la va
wò vɔsamlekpui ŋgɔ le aƒewò me
la, 32 ekema nasee le dziƒo, eye
nadrɔ̃e na wò dɔlawo ahabu fɔ
vodala, eye nana eƒe nuwɔwɔ
nava eƒe ta dzi, ke natso afia na
nya dzɔdzɔe tɔ, eye nawɔ nɛ le
eƒe dzɔdzɔenyenye nu.
33 Ne wò dukɔ Israel ƒe futɔ-
wo si wo, le esi wowɔ nuvɔ̃ ɖe
ŋuwò ta, eye wotrɔ ɖe ŋuwò heʋu
wò ŋkɔ me, wodo gbe ɖa heƒo
koko na wò le aƒe sia me la,
34 ekema nasee le dziƒo, eye na-
tsɔ wò dukɔ Israel ƒe nuvɔ̃wo
ake wo, eye nagakplɔ wo ava
anyigba, si nètsɔ na wo fofowo
la dzi.
35 Ne [k]dziƒo nu xe, eye tsi me-
gale dzadzam o, le esi wowɔ nu-
vɔ̃ ɖe ŋuwò ta, eye wodo gbe ɖa
le teƒe sia heʋu wò ŋkɔ me, eye
woɖe asi le woƒe nuvɔ̃wo ŋu, le
esi nèbɔbɔ wo ɖe anyi ta la, 36
ekema nasee le dziƒo, eye natsɔ
wò dɔlawo kple wò dukɔ Israel
ƒe nuvɔ̃wo ake wo, elabena èfia

mɔ nyui, si dzi woazɔ la wo,
eye nana tsi nadza ɖe wò anyi-
gba, si nétsɔ na wò dukɔ abe
domenyinu ene la dzi.
37 Ne dɔwuame va anyigba dzi,
eɖanye dɔvɔ̃ alo bliwo dze hete-
ku o, nukuwo hlɔ̃ alo ʋetsuviwo
kple ŋɔwo va o, wofe futɔwo xaxa
wo do ɖe wofe duwo me le anyi-
gba dzi, fuɖenamea ɖe alo dɔlé-
lea ɖe o; 38 eye amea ɖe alɔ wò
dukɔ Israel blibo la dze si fuɖe-
name, si le efe dzi me, eye wódo
gbe ɖa hefo koko, eye wóke efe
abɔwo me do ɖe xɔ sia dzi la,
39 ekema nasee le nɔwòfe le dzi-
fo, eye natsɔe ake, wɔ edzi, eye
nawɔ na amesiame le efe zɔzɔwo
katã nu, abe alesi nényа efe dzi
mee ene, elabena [a]wò ɖeka koe   [a] Ps. 7, 10; 139, 1. 2.
nya amegbetɔviwo katã fe dzi me;
40 ne woavɔ̃ wò ɣkeke, siwo katã
wole agbe le anyigba, si nétsɔ na
mía fofowo la dzi. 41 Ne du bu-
bu me tɔ hã, amesi metso wò dukɔ
Israel me o, ke boŋ anyigba di-
dia ɖe dzi wótso va le wò ŋkɔ
ta[b] – 42 elabena woase wò ŋkɔ   [b] Mo. IV. 14, 15 v. 16.
gã kple wò asi sesẽ kpakple wò
alɔ, si nèdo ɖe dzi la ŋ'kɔ – eye
wóva do gbe ɖa le afe sia me
la, 43 ekema nasee le nɔwòfe le
dzifo, eye nawɔ nusiwo katã ŋuti
du bubu me tɔ la le yɔwòm ɖo; ne
anyigba dzi dukɔwo katã nadze si   [d] Sam. II. 6, 18.
wò ŋkɔ, eye woavɔ̃ wò abe wò
dukɔ Israel ene, eye woadze sii
bena, wò ŋkɔ woyɔ ɖe xɔ sia, si
metu na wò la ŋu.   [e] Yos. 21, 45.
44 Ne wò dukɔ ho aʋa ɖe wofe
futɔwo ŋu le mɔ, si dzi nédɔ wo
ɖo, eye woado gbe ɖa na Yeho-
wa aɖo ɖe du, si nétia kple xɔ,
si metu na wò ŋkɔ dzi la, 45 eke-
ma nase wofe gbedododa kple
wofe kokofofo la le dzifo, eye
natso na wo. 46 Ne wowɔ nuvɔ̃
ɖe ŋuwò, – elabena [f]amegbetɔa   [f] Ro. 3, 23.
ɖeke megbea nuvɔ̃wɔwɔ o – eye
nédo dɔmedzoe ɖe wo ŋu hetsɔ
wo de asi na wofe futɔwo, eye
woɖe aboyo wo yi wofe futɔwo
fe anyigba dzi, eɖanye didife alo
kpuife o, 47 eye woyi ta me le
anyigba, si dzi wokplɔ wo yii, eye
wotrɔ hefo koko na wò le wofe
futɔwo fe anyigba dzi gblɔ bena:
Míewɔ nuvɔ̃, míeɖa vo, eye míe-
wɔ nu vlo; 48 eye wotrɔ ɖe ŋu-
wò kple wofe dzi blibo kple lu-
ʋɔ blibo le wofe futɔ, siwo ɖe
aboyo wo, fe anyigba dzi, eye
woado gbe ɖa na wò aɖo ɖe wofe
anyigba, si nétsɔ na wo fofowo kple
du, si nètia kpakple xɔ, si metu
na wò ŋkɔ dzi la, 49 ekema nase
wofe gbedododa kple wofe koko-
fofo la le nɔwòfe le dzifo, eye
natso na wo. 50 Eye tsɔ nuvɔ̃,
si wò dukɔ la wɔ ɖe ŋuwò kple
vo, siwo katã woɖa ɖe ŋuwò la
ke wo, eye na amesiwo ɖe aboyo
wo, nakpɔ wofe nublanui, eye
woave wo nu; 51 elabena wò du-
kɔ kple wò domenyinu wonye,
amesiwo nékplɔ tso gakpo me le
Egipte; 52 ne wò ŋku nanɔ te ɖe
wò dɔla fe kokofofo kple wò dukɔ
Israel fe kokofofo ŋu, eye naɖo
to wo le nusianu, si ŋuti wole
yɔwòm ɖo la me. 53 Elabena wò
ŋutɔe ɖe wo tso anyigba dzi du-
kɔwo katã dome, bena woanye
wò domenyinu, abe alesi nègblɔ
to wò dɔla Mose dzi, esime né-
kplɔ mía fofowo tso Egipte ene,
Afetɔ Yehowa!
54 Eye wòva me, esime Salomo
wu gbedododa kple kokofofo sia-
wo katã nu na Yehowa vɔ la, etsi
tre tso Yehowa fe vɔsamlekpui
la gbɔ, afisi wòdze klo ɖo heke
efe abɔwo do ɖe dzifo la. 55 Eye
wòte yi ŋgɔ [d]heyra Israel fe ame-
ha blibo la kple gbe sesĩ gblɔ
bena: 56 Woakafu Yehowa, amesi
na gbɔɖeme efe dukɔ Israel pɛ-
pɛpɛ, abe alesi wògblɔ ene; [e]na-
neke meto le nya nyui, siwo
katã wògblɔ to efe dɔla Mose dzi
la me o. 57 Yehowa, mía Mawu,
nenɔ kpli mí, abe alesi wònɔ kple
mía fofowo ene, megagblẽ mí ɖi
o, eye megagbe mí o; 58 ne wòa-
trɔ míafe dziwo ɖe eɖokui ŋu, be
míazɔ efe mɔwo katã dzi, eye
míalé efe sewo, ɖoɖowo kple kɔ-
nuwo, siwo wògblɔ na mía fofo-
wo la me ɖe asi. 59 Eye nye
nya, siwo metsɔ fo koko le Ye-
howa ŋku me la, nanɔ Yehowa.
mía Mawu la ŋku me keli kple
zã, ne wòatso na efe dɔla kple
efe dukɔ Israel ɣeawokatãɣi, abe
alesi wòhiã ene; 60 bene anyi-
gba dzi dukɔwo katã nadze sii be-
na, Yehowae nye Mawu, bubua
ɖeke megali o. 61 Miafe dzi na-

ku ɖe Yehowa, mía Mawu la ŋu
blibo, eye miazɔ le eƒe ɖoɖowo
nu ahalé eƒe sewo me ɖe asi, abe
alesi wòle egbea ene.
62 [b]Eye fia la kple Israel blibo,
si le eŋu la, tsɔ lãwo sa vɔe le
Yehowa ŋku me. 63 Eye Salomo
tsɔ nyi akpe blave vɔ eve kple
alẽ akpe alafa ɖeka kple blave
sa akpedavɔe na Yehowa. Ale
fia la kple Israel-viwo katã kɔ
Yehowa ƒe aƒe la ŋui enye si.
64 Gbemagbe Salomo kɔ xɔxɔ-
nu emetɔ, si le Yehowa ƒe xɔ
la ŋgɔ la ŋu, elabena esa nu-
mevɔ kple nuɖuvɔ, eye wòtsɔ
akpedavɔsalã ƒe amiwo sa vɔe le
afima, le esi akɔblivɔsamlekpui,
si le Yehowa ŋku me la, le sue
akpa, eye mede numevɔsa, nuɖu-
vɔsa kple akpedavɔsa ƒe amiwo
nu o ta. 65 Eye Salomo kple Is-
rael blibo, si le eŋu la, ɖu ŋke-
kenyuie la ɣemaɣi; ameha gãa
ɖe tso Xamat-nutowo me, vaseɖe
Egipte-tɔɔu la gbɔ, va Yehowa,
mía Mawu la ŋku me, ŋkeke adre
kple ŋkeke adre, ele ŋkeke wuie-
ne. 66 Le ŋkeke enyiagbe la edo
mɔ dukɔ la, woyra fia la, eye
woyi woƒe agbadɔwo me kple
dzidzɔ, eye woƒe dzi dze eme le
nu nyui, siwo katã Yehowa wɔ
na eƒe dɔla Dawid kple eƒe dukɔ
Israel la ŋuti.

Mawu ƒo nu kple Salomo.

9. [h]Eye wòva me, esime Salomo
wu Yehowa ƒe xɔ kple fia ƒe
xɔ tutu kpakple nusiwo katã Sa-
lomo ɖo ɖe ta me, be yeawɔ nu
la, 2 Yehowa ɖe eɖokui fia Salo-
mo zi evelia, abe alesi wòɖe eɖo-
kui fiae le Gibeon ene.[i] 3 Eye
Yehowa gblɔ nɛ bena: Mese wò
gbedodoɖa kple wò koko, si nèƒo
le ŋkunye me la; mekɔ xɔ sia,
si nètu, be [k]matsɔ nye ŋkɔ aɖo
afima tegbee la ŋu, eye nye ŋku
kple nye dzi anɔ afima ŋkekea-
wo katã. 4 Ke wò la, ne èzɔ le
ŋkunye me, abe alesi fofowò Da-
wid zɔ le dzimekɔkɔ kple dzɔ-
dzɔenyenye me ene, ne èwɔ pɛ-
pɛpɛ, abe alesi mede se na wò
ene, eye nèlé nye ɖoɖowo kple
kɔnuwo me ɖe asi la, 5 ekema
mana wò fiaɖuƒe ƒe fiazikpui nali
ke ɖe Israel dzi tegbee, abe alesi
[a]megblɔ na fofowò Dawid ene
bena: Wò amesiwo anɔ Israel-
fiazikpuia dzi la, nu matso akpɔ o.
6 Ne mia kple mia viwo miede
megbe le ŋunye, eye mielé nye
se kple nye ɖoɖo, siwo mede asi
na mi la me ɖe asi o, eye mieyi
ɖasubɔ mawu bubuwo hede ta
agu na wo la, 7 ekema [d]matsrɔ̃
Israel ɖa le anyigba, si mena wo
la dzi, eye mate [e]xɔ sia, si ŋu me-
kɔ hena nye ŋkɔ la ɖa le ŋkunye
me, eye Israel azu hamelo kple
alɔmeɖenu le dukɔwo katã dome.
8 Xɔ sia azu glikpo, eye amesia-
me, si to eŋu yina la ƒe nu aku,
eye wòado tsiã abia bena: Nuka-
ŋuti Yehowa wɔ anyigba sia kple
xɔ sia alea? 9 Eye woaɖo eŋu
bena: Esi wogblẽ Yehowa, woƒe
Mawu, si kplɔ wo fofowo tso Egip-
te-nyigba dzi la ɖi, eye woku ɖe
mawu bubuwo ŋu, de ta agu na
wo hesubɔ wo la, eyata Yehowa
he dzɔgbevɔ̃e siawo katã va wo
dzi ɖo.
10 [f]Eye Salomo tsɔ ƒe blave tu
xɔ eveawo, siwo nye Yehowa ƒe
xɔ kple fia ƒe xɔ.[g] 11 Xiram, Tiro
fia, kpe ɖe eŋu kple sedertiwo
kple sesewutiwo kpakple sika, abe
alesi wòdi ene. Ɣemaɣi Salomo
na du blave Xiram ɖe Galilea-
nyigba dzi. 12 Eye Xiram tso Tiro
be, yeaɖakpɔ du, siwo Salomo
tsɔ nɛ la ɖa, ke womedze eŋu o.
13 Eye wògblɔ bena: Nɔvinye,
du ka ƒomeviwo nye esi nènam?
Eye wòna ŋkɔ wo be Kabul-nyi-
gba vaseɖe egbe. 14 Eye Xiram
ɖo sika talento alafa ɖeka kple
blave ɖe fia la.

Du sesẽwo; ƒu dzi zɔzɔ.

15 Ale yakaɖɔwɔla, siwo fia Sa-
lomo ɖe, be woatu Yehowa ƒe xɔ,
eya ŋutɔ ƒe xɔ kple Milo, eye
woaɖo gli ɖe Yerusalem, Xazor,
Megido kple Gezer ŋu la, ƒe nya
la enye si: 16 Egipte-fia Farao
ho va xɔ [l]Gezer, eye wòtɔ dzoe
hewu Kanaanitɔ, siwo le eme, eye
wòtsɔe wɔ atsuƒeyinu na [n]vianyɔ-
nu, si nye Salomo srɔ̃. 17 Eye
Salomo tso Gezer kple anyigbe
Bet-Xoron, 18 Baalat kple Tad-
mor, si le gbedzi le anyigba la
dzi, 19 kple nudzraɖoƒexɔwo ƒe
du, siwo katã le Salomo si, tasia-
ɖamwo ƒe du kple [o]sɔdolawo ƒe

a Sam. II. 7, 12.
b kp. 62-66 kpɔ Kron. II. 7, 4 v. 10.
d Mo. V. 4, 26; 8, 19. 20.
e Mat. 23, 38.
f kp. 10-28 kpɔ Kron. II. 8.
g 6, 38; 7, 1.
h kp. 1–9 kpɔ Kron. II. 7, 11 v. 22.
i 3, 5.
k 8, 29.
l Yos. 16, 10.
n 3, 1.
o 10, 26.

du hekpe ɖe xɔ, siwo Salomo di
be, yeatu ɖe Yerusalem kple Li-
banon kpakple eƒe dziɖuƒe ƒe
anyigba blibo la dzi la ŋuti. 20
Dukɔ, siwo katã kpɔtɔ le Amori-
tɔwo, Xititɔwo, Perizitɔwo, Xiwi-
tɔwo kple Yebusitɔwo dome, ame-
siwo metso Israel-viwo dome o;
21 woƒe vi, siwo kpɔtɔ ɖe anyigba
dzi le wo megbe, amesiwo Israel
mete ŋu tsrɔ̃ gbidigbidi o la, fia
Salomo tsɔ wɔ [a]yakadɔwɔlawoe [a] Yos. 16, 10.
vaseɖe egbe. 22 Ke Salomo me-
tsɔ amea ɖeke wɔ kluvi le Israel-
viwo dome o, ke boŋ woawo nye
aʋawɔlawo, eƒe dɔlawo, eƒe ame- [b] Lu. 10, 29.
gãwo kple tatɔwo kple aʋafiawo [d] 5, 21.
le eƒe tasiaɖamwo kple sɔdolawo
nu. 23 Dɔdzikpɔlawo ƒe amegã,
siwo le Salomo ƒe dɔ la nu, wole
ame alafa atɔ̃ kple blaatɔ̃, siwo
kpɔa amesiwo le dɔ wɔm la dzi.
24 Ke esi Farao vinyɔnu ʋu tso
Dawid ƒe du la me yi eƒe xɔ, si
wòtu nɛ me la, Salomo tu Milo.
25 Eye Salomo sa numevɔ kple
akpedavɔ le vɔsamlekpui, si wòɖi
na Yehowa la dzi zi etɔ̃ le ƒe
ɖeka me, eye wòdo dzudzɔ le edzi
le Yehowa ŋku me. Ale wòwu
xɔ la nu. 26 Fia Salomo kpa ʋu- [e] 9, 27. 28.
wo hã ɖe Ezeon-Geber, si le Elon
gbɔ le Avaƒu la nu le Edom-
nyigba dzi. 27 Eye Xiram do
[f]ʋuwo, siwo me eƒe dɔlawo, ame- [f] 10, 11.
siwo nye ʋukulawo kple ƒu ŋu
dɔwɔlawo, kpe ɖe Salomo ƒe dɔla-
wo ŋu. 28 Eye wova [g]Ofir hetsɔ [g] Mo. 1. 10, 29.
sika talento alafa ene kple blave
tso afima gbɔe vɛ na fia Salomo.

### Saba-fianyɔnu va kpɔ Salomo ɖa.

10. [h]Esi Saba-fianyɔnu se, alesi [h] kp. 1—28 kpɔ Kron. II. 9, 1 v. 28.
Salomo ŋkɔ ɖi kpe ɖe Yeho-
wa ƒe ŋkɔ ŋuti la, ehe adzoɖoɖowo
ɖe asi, ne yeava adoe akpɔ.[i] 2 Eva [i] Mat. 12, 42.
Yerusalem kple ha gã ŋutɔ kple
kposɔ, siwo tsɔ atike ʋeʋẽe kple
sika geɖe ŋutɔ kpakple kpe xɔa-
siwo, eye wòva Salomo gbɔ he-
gblɔ nya, siwo katã le eƒe dzi me
la nɛ. 3 Eye Salomo ɖo eƒe bia-
biawo katã ŋu nɛ; biabiaa ɖeke [k] 14, 26.
meli, si Salomo do kpo eŋu
ɖoɖo nɛ o. 4 Eye esi Saba-fia-
nyɔnu la kpɔ Salomo ƒe nunyawo
katã kple xɔ, si wòtu, 5 nuɖuɖu,
si le eƒe kplɔ̃ dzi, eƒe dɔlawo ƒe
nɔƒewo, eŋu mewo ƒe subɔsubɔ
kple woƒe awuwo kple eƒe aha-
kulawo kpakple numevɔ, si wò-
sana le Yehowa ƒe me la, gbɔgblɔ
bu ɖee. 6 Eye wògblɔ na fia la
bena: Nyateƒee nye nya, si mese
le nye anyigba dzi le wò nuwɔ-
na kple wò nunya ŋuti. 7 Nye-
mexɔ nyawo dzi se o, vaseɖe esi-
me nye ŋutɔ meva, eye mekpɔe
kple ŋku, kpɔ ɖa, womegblɔ woƒe
afã gɔ̃ hã nam o; éƒo nya, si
wogblɔ le wò nunya kple wò ke-
sinɔnu ŋuti mese la ta. 8 Woayra
wò amewo, woayra wò dɔla, siwo
le tsitre ɖe ŋkuwò me ɖaa, eye wo-
sea wò nunya.[b] 9 [d]Woakafu Ye-
howa, wò Mawu, amesi ŋu wò nu
nyo, eye wòtsɔ wò ɖo Israel-fia-
zikpui la dzi. Esi Yehowa lɔ̃ Is-
rael tegbee ŋuti la, eyata wòtsɔ
wò ɖo fia, be nadrɔ̃ ʋɔnu, eye
nawɔ nu dzɔdzɔe. 10 Eye wòtsɔ
sika talento alafa ɖeka kple bla-
ve kple atike ʋeʋẽe geɖe ŋutɔ
kpakple kpe xɔasiwo na fia la;
womegatsɔ atike ʋeʋẽe vɛ wòsɔ
gbɔ de esi Saba-fianyɔnu la na
fia Salomo la nu kpɔ o. 11 Xiram
ƒe ʋuwo hã ɖatsɔa sika, papawu-
tiwo kple kpe xɔasi geɖe ŋutɔ tso
Ofir vanɛ.[e] 12 Eye fia la tsɔ pa-
pawutiawo wɔ adzrala ɖe Yehowa
ƒe xɔ kple fia ƒe xɔ ŋu kple sa-
ŋkuwo kple kasaŋkuwo na hadzi-
lawo; womegatsɔ papawuti slawo
tɔgbe vɛ kpɔ o, eye womegakpɔ
wo tɔgbe kpɔ vaseɖe egbe o.
13 Eye fia Salomo na nusiwo katã
Saba-fianyɔnu la bia, eye wòdi
lae hekpe ɖe nusiwo fia Salomo
nae le eɖokui si la ŋuti. Eye eya
kple eƒe dɔlawo gbugbɔ yi eƒe
anyigba dzi.

### Salomo ƒe kesinɔnuwo kple eƒe ŋutikɔkɔe.

14 Sika, si vana na Salomo le
ƒe ɖeka me la ƒe dadame le sika
talento alafa ade kple blaade vɔ
ade; 15 ke womebu esiwo woxɔ
le nudzralawo, asitsalawo kple
Arabia-fiawo katã kpakple anyi-
gbadzikpɔlawo si la, ɖe eme o.
16 Eye fia Salomo [k]tsɔ sika, si
woƒo wɔ akpoxɔnu gãgã alafa
eve; eglẽ sika sekel alafa ade
ɖe akpoxɔnu ɖeka ŋu. 17 Eye
wòtsɔ sika, si woƒo wɔ akpoxɔnu
ɖagbi alafa etɔ̃; eglẽ sika mine
etɔ̃ ɖe akpoxɔnu ɖeka ŋu. Eye
fia la tsɔ wo ɖa ɖe Libanon-avexɔ

la me. 18 Fia la tsɔ nyidu wɔ
fiazikpui gãa ɖe hā, eye wòfa
sika nyuitɔ ɖe eŋu. 19 Atrakpui-
fɔflɔ ade le fiazikpui la ŋu, eye
woxa fiazikpui la ƒe tagbɔ le mē-
deƒe, alɔwo le anyinɔ̃ƒe la ƒe axa-
wo kple eve dzi, eye dzata eve
le alɔawo ŋu; 20 eye dzata wuie-
ve le atrakpuifɔflɔ adeawo ƒe
axawo kple eve dzi. Womewɔ
etɔgbe le fiaɖuƒea ɖeke me kpɔ
o. 21 Fia Salomo ƒe nunonuwo
katã nye sika, eye sika nyuitɔ
wotsɔ wɔ Libanon-avexɔ ƒe nuwo
katãe, klosaloa ɖeke mele eme o,
elabena le Salomo ŋɔli la wome-
bu eya ɖe nemi me hã o. 22 Ela-
bena ʋu, siwo dea Tarsis, le fia
la si hekpe ɖe Xiram ƒe ʋuwo
ŋu; ʋuawo gbɔna tso Tarsis ƒe
etɔ̃ zi ɖeka, eye wohea sika kple
klosalo, nyiɖu, kese kple atsaxe-
wo vanɛ. 23 Eye Salomo ɖo kpo
ɖe anyigba dzi fiawo katã dzi le
kesinɔnu kple nunya gome. 24 Eye
xexeame katã di Salomo ƒe ŋku
me, be yeakpɔ, eye yease eƒe nu-
nya, si Mawu de dzi me nɛ la.
25 Wo dome amesiame hea nuna-
nawo vɛ ƒeawo tsyo ƒe, siwo nye:
klosalonuwo, sikanuwo, awuwo,
aʋawɔnuwo, atike ʋeʋẽe, sɔwo
kple tedzisɔwo. 26 [d]Eye Salomo
ƒo tasiaɖamwo kple sɔdolawo nu
ƒu; tasiaɖam akpe ɖeka alafa ene
kple [e]sɔdola akpe wuieve le esi,
eye wòtsɔ wo ɖo tasiaɖamwo ƒe
du me kɔle fia la gbɔ le Yeru-
salem. 27 Eye fia la na klosalo
sɔ gbɔ abe kpewo ene le Yeru-
salem, eye sedertiwo sɔ gbɔ abe
gboti, siwo le bali me la ene.
28 Woɖakplɔa sɔwo tso Egipte
vanɛ na fia Salomo. Fia la ƒe
asihawo yina ɖaƒlea sɔwo kple
ga. 29 Eye ne wotsɔ tasiaɖam
tso Egipte la, ɖeka xɔa klosalo
sekel alafa ade, eye sɔ ɖeka xɔa
sekel alafa ɖeka kple blaatɔ̃. Alea
wotsɔ wo yinae na Xititɔwo ƒe
fiawo katã kple Aram-fiawoe;
woawoe tsɔa wo yinae.

Salomo srɔ̃wo kple aklama kpakpewo.

11 Ke fia Salomo lɔ̃ [i]dutanyɔnu
gedewo, siwo tso Moab Amon,
Edom, Zidon kple Xet hekpe ɖe
Farao-vinyɔnu la ŋu. 2 Dukɔ,
[k]siwo ŋu Yehowa gblɔ le na Is-
rael-viwo bena: Migade wo dome
o, eye woawo hã megava mia do-
me o, elabena woava trɔ miaƒe
dziwo ɖe woƒe mawuwo ŋu la,
ŋuti Salomo ku ɖo, eye wòlɔ̃ wo.
3 Esrɔ̃a, siwo nye fiasrɔ̃wo, le
alafa adre, eye eƒe ahiãwo le alafa
etɔ̃; eye srɔ̃awo trɔ eƒe dzi. 4
Eye wòva me, esime Salomo tsi
la, srɔ̃awo trɔ eƒe dzi ɖe mawu
bubuwo ŋu, eye eƒe dzi menɔ Ye-
howa, eƒe Mawu la ŋu blibo abe
fofoa Dawid ƒe dzi ene o. 5 Sa-
lomo dze Zidontɔwo ƒe mawu
Astarte kple Milkom, si nye Amo-
nitɔwo ƒe ŋunyɔnu la yome. 6 Sa-
lomo wɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me, eye medze Yehowa yo-
me blibo abe fofoa Dawid ene o.
7 Xemayi Salomo tu nuxeƒe na
[a]Kemos, si nye Moabtɔwo ƒe ŋu-
nyɔnu kple Molex, si nye Amon-
viwo ƒe ŋunyɔnu, ɖe to dzi le
Yerusalem ŋgɔ. 8 Alea wòwɔe
na srɔ̃a, siwo katã tso anyigba
bubuwo dzi, amesiwo do dzudzɔ,
eye wosa vɔ na woƒe mawuwo.
9 Tete Yehowa do dɔmedzoe
ɖe Salomo ŋu, elabena eƒe dzi
trɔ ɖa le Yehowa, Israel ƒe Mawu
la ŋu, amesi [b]ɖe edokui fiae zi
eve, 10 eye wòɖe se nɛ le nusia
ŋu be, megadze mawu bubuwo
yome o; ke mewɔ se, si Yehowa
de la dzi o. 11 Eye Yehowa gblɔ
na Salomo bena: Esi nusia tɔgbe
le ta me na wò, eye mèlé nye nu-
babla kple nye ɖoɖo, siwo me-
gblɔ na wò la me ɖe asi o la,
eyata [f]madu fiaɖuƒe la le asiwò
ahatsɔ na wò dɔla. 12 Ɖeko nye-
mele ewɔ ge le wò agbenɔɣi o,
le fofowò Dawid ta, ke boŋ madui
le viwò si.[g] 13 Ke nyemele fiaɖuƒe
blibo la du ge o, hafi boŋ matsɔ
to ɖeka na viwò le nye dɔla Da-
wid kple Yerusalem, si metia la ta.

Salomo ƒe futɔwo kple eƒe ku.

14 Eye Yehowa ɖo futɔ na Sa-
lomo, si nye Edomtɔ Hadad. amesi
tso fiaƒome le Edom. 15 Eye wò-
va me, esime [h]Dawid yi Edom, be
yeaɖi ame tsiaʋawo, 16 le esime
aʋafia Yoab kple Israel blibo la
tsi afima dzinu ade sɔŋ, vaseɖe
esime wotsrɔ̃ Edom-ŋutsuwo vɔ
la, 17 Hadad si yi Egipte. eye
Edom-ŋutsu, siwo tso fofoa ƒe dɔ-
lawo dome, kpe ɖe eŋu. Ke Ha-

[a] Mo. IV. 21, 29; Fia. II. 23, 13.
[b] 3, 5; 9, 2.
[d] kp. 26-29 kpɔ Kron. II. 1, 14 v. 17.
[e] 5, 6.
[f] Sam. I. 15, 28.
[g] 12, 19.
[h] Sam. II. 8, 14.
[i] Mo. V. 17, 17.
[k] Mo. II. 34, 16.

dad ganye ɖevi dzaa. 18 Wodze
mɔ tso Midian va Paran, eye wo-
kplɔ ŋutsuwo ɖe asi tso Paran
heva Egipte-fia Farao gbɔ le
Egipte; eye wòna xɔe hefia asi
nuɖuɖu nɛ, eye wòna anyigbae.
19 Farao ve Hadad nu ŋutɔ, eye
wòtsɔ srɔ̃ Taxpenes, si nye fia-
srɔ̃, nɔvinyɔnu xoxoetɔ nɛ wòɖe.
20 Taxpenes nɔvinyɔnu dzi ŋu-
tsuvi Genubat nɛ, eye Taxpenes
nyii le Farao ƒe me. 21 Esi Ha-
dad se le Egipte bena, Dawid mlɔ
fofoawo gbɔ, eye aʋafia Yoab
ku la, tete Hadad gblɔ na Farao
bena: Ɖe mɔ nam, ne mayi nye
anyigba dzi. 22 Farao gblɔ nɛ
bena: Esi nèle gbɔnye la, nukae
hiã wò, hafi nèle didim be, yeayi
mia de? Eɖo ŋu bena: Naneke
mehiãm o; gake ɖe mɔ nam ko.
23 Eye Mawu gaɖo futɔ bubu
nɛ, si nye Rezon, Elyada vi, amesi
si tso eƒe aƒetɔ Zoba-fia Hadad-
ezer gbɔ, 24 [e]esime Dawid si wo;
eye wòƒo ŋutsuwo nu ƒu ɖe edo-
kui ŋu hezu adzohawo ƒe kplɔla,
eye wòyi ɖanɔ Damasko, eye wò-
ɖu fia le Damasko. 25 Eye wònye
Israel ƒe futɔ le Salomo ƒe ŋke-
kewo katã me hekpe ɖe vɔ̃, siwo
Hadad wɔ la ŋu, elabena esi wò-
ɖu fia ɖe Aram dzi la, elé fu
Israel.
26 Yerobeam, Efraitɔ, Nebat vi
tso Zereda, enye Salomo ƒe dɔla;
dadaa nye ahosi, eye eŋkɔ nye
Zerua. Eya hã do eƒe asi ɖe dzi
ɖe fia la ŋu. 27 Nusi ta wòdo
eƒe asi ɖe dzi ɖe fia la ŋu enye
si: Salomo tu [g]Milo, eye wòxe fo-
foa Dawid ƒe du la ƒe ʋe. 28 Ke
ŋutsu Yerobeam enye aʋawɔla
kalẽtɔ, eye esi Salomo kpɔ be,
ɖekakpui la nye dɔwɔla vevi la,
etsɔe ɖo Yosef ƒe aƒe la ƒe dɔ-
wɔwɔ blibo la nu. 29 Eye wòva
me le ɣemaɣi, esime Yerobeam
do tso Yerusalem la, nyagblɔɖila
Axiya tso Silo kpɔe le mɔ dzi, eye
wòdo awu ʋlaya yeye, eye wo
ame eve la ɖeɖe le gbea me.
30 Tete Axiya lé awu ʋlaya yeye,
si le eŋu la, eye wòdzee ɖe ka-
kɛkakɛ wuieve, 31 eye wògblɔ na
Yerobeam bena: Lɔ kakɛ ewo
na ɖokuiwò, e'abena a'e Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi: Kpɔ
ɖa, madu fiaɖuƒe la le Salomo si,

[a] 12, 15; 14, 2.
[b] Sam. II. 7, 12.
[d] 12, 16.
[e] Sam. II. 8, 3; 10, 18.
[f] 9, 4.
[g] 9, 15. 24.
[h] 14, 25.
[i] kp. 41-43 kpɔ Kron. II. 9, 29 v. 31.
[k] kp. 1–19 kpɔ Kron. II. 10.

eye matsɔ to ewo na wò.[a] 32 To
ɖeka akpɔtɔ nɛ le nye dɔla Da-
wid kple Yerusalem du, si metia
le Israel-toawo katã me la ta.
33 Elabena wogblẽm ɖi, eye wode
ta agu na Zidontɔwo ƒe mawu
Astarte kple Moabtɔwo ƒe mawu
Kemos kpakple Amontɔwo ƒe ma-
wu Milkom, womezɔ nye mɔ dzi,
be woawɔ nusi nyo le ŋkunye me,
eye woawɔ nye ɖoɖowo kple kɔ-
nuwo dzi abe fofoa Dawid ene
o. 34 Ke nyemaxɔ fiaɖuƒe blibo
la le esi o, ke boŋ mana wòaɖu
fia le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me [b]le nye dɔla Dawid, amesi
metia, eye wòwɔ nye sewo kple
ɖoɖowo dzi la ta. 35 Gake la
maxɔ fiaɖuƒe la le via si, eye
matsɔ to ewo na wò.[d] 36 Matsɔ
to ɖeka ana via, be akaɖi nakpɔtɔ
na Dawid le ŋkunye me ŋkekea-
wo katã le Yerusalem du, si me-
tia na ɖokuinye, be matsɔ nye
ŋkɔ aɖo eme la ta. 37 Eyata meɖo
wò, be naɖu fia ɖe nusianu, si dze
ŋuwò la dzi, eye naɖu fia ɖe Is-
rael dzi. 38 Nenye be, [f]nèɖo to
se, siwo katã mede na wò, eye
nèzɔ nye mɔ dzi hewɔ nusi nyo
le ŋkunye me, be nèlé nye ɖo-
ɖowo kple nye sewo me ɖe asi,
abe alesi nye dɔla Dawid wɔ ene
la, ekema manɔ kpli wò, eye ma-
ɖo wò aƒe ɖe dzi, abe alesi me-
wɔe na Dawid ene, eye matsɔ Is-
rael na wò. 39 Eye mabɔbɔ Da-
wid ƒe dzidzimeviwo ɖe anyi le
esia ta; ke manye tegbee o. 40 Ke
Salomo di Yerobeam, be yeawu;
gake Yerobeam tso hesi yi Egip-
te-fia [h]Sisak gbɔ le Egipte, eye
wòtsi Egipte, vaseɖe esime Salo-
mo ku.
41 [i]Salomo ŋutinya susɔea, eƒe
nunya kple nusiwo katã wòwɔ
la, woŋlɔ wo ɖe Salomo ƒe ŋu-
tinyagbalẽ me. 42 Eye ɣeyiɣi,
siwo katã Salomo ɖu fia le Ye-
rusalem ɖe Israel blibo la dzi la,
le ƒe blane. 43 Eye Salomo mlɔ
fofoawo gbɔ, eye woɖii ɖe fofoa
Dawid ƒe du la me; eve via Re-
xabeam ɖu fia ɖe eteƒe.

To ewo fia Yerobeam ɖo fiae.

12. [k]Eye Rexabeam yi Sixem,
elabena Israel blibo la va
Sixem, be woaɖo fiae. 2 Eye

wòva ıne, esime Yerobeam, Nebat
vi, see la — elabena egale Egipte,
[b]afisi wòsi le fia Salomo nu yi la,
eye esi Yerobeam le Egipte la,
3 wodɔ ame ɖo ɖee heyɔe gbɔe —
tete Yerobeam kple Israel ƒe ame-
ha blibo la va, eye woƒo nu kple
Rexabeam bena: 4 Fofowò na
míaƒe kɔkuti la kpe, eyata ka fo-
fowò ƒe dɔ sesẽ kple eƒe kɔkuti
kpekpe, si wòɖo mía dzi la, dzi
ɖe na mí, ekema míasubɔ wò.
5 Edo ŋu na wo bena: Miyi, ŋke-
ke etɔ̃ megbe miagava gbɔnye.
Eye dukɔ la dzo.
6 Tete fia Rexabeam de adaŋu
[e]kple ame tsitsi, siwo nɔ fia Salomo
ŋu le eƒe agbenɔɣi la, gblɔ bena:
Adaŋu ka miade, be woaɖo nya
la ŋu na dukɔ sia? 7 Woɖo ŋu gblɔ
nɛ bena: Ne èzu dɔla na dukɔ sia
egbea, èsubɔ wo, eye nèɖo to wo,
eye nèƒo nu kpli wo nyuie la, ekema
woasubɔ wò ɖaa. 8 Ke egbe adaŋu,
si ame tsitsiawo de nɛ la, eye wò-
de adaŋu kple ɖekakpui, siwo nye
eƒe hatiwo, eye wonɔa eŋu la.
9 Eye wògblɔ na wo bena: Adaŋu
ka miade, ne míaɖo ŋu na dukɔ
sia, si va gblɔ nam bena: ka kɔ-
kuti, si fofowò ɖo mía dzi la, dzi
ɖe na mí? 10 Tete ɖekakpui, siwo
nye ehatiwo, gblɔ nɛ bena: Ale
naɖo ŋu agblɔ na dukɔ, si va
gblɔ na wò be: fofowò na míaƒe
kɔkuti kpe, eyata ka edzi ɖe na
mí la, enye esi: Nye asibide kɔ-
toètɔ tri wu fofonye ƒe ali. 11 Fo-
fonye tsɔ kɔkuti kpekpe ɖo mıa
dzi, ke nye la mana miaƒe kɔkuti
la nakpe ɖe dzi; fofonye tsɔ atam
ƒo mi, ke nye la matsɔ dziɖegbe
aƒo mi! 12 Esi Yerobeam kple
dukɔ blibo la va Rexabeam gbɔ
le [g]ŋkeke etɔ̃agbe, abe alesi fia
la gblɔ bena: miva gbɔnye le
ŋkeke etɔ̃agbe ene la, 13 tete fia
la he adãnya kple dukɔ la, eye
wògbe ame tsitsiawo ƒe adaŋu, si
wode nɛ la. 14 Eye wòƒo nu kpli
wo le ɖekakpuiawo ƒe adaŋuɖoɖo
nu bena: Fofonye na miaƒe kɔ-
kuti kpe, ke nye la mana miaƒe
kɔkuti la nakpe ɖe edzi; fofonye
ƒo mi kple atam, ke nye la maƒo
mi kple dziɖegbe. 15 Eye fia la
meɖo to dukɔ la o, elabena Ye-
howae trɔe alea, [i]ne yeawɔ eƒe
nya, si Yehowa gblɔ to Silotɔ
Axiya dzi na Yerobeam, Nebat vi
la dzi. 16 Esi [a]Israel blibo la kpɔ
bena, fia la mese woƒe gbe o la,
dukɔ la ɖo ŋu na fia la bena:
[d]Gome ka le Dawid gbɔ na mí,
eye domenyinu ka le Isai vi la
gbɔ na mí? Israel, yi wò agba-
dɔ me! Dawid, kpɔ wò aƒe gbɔ!
Eye Israel dzo yi eƒe agbadɔ me.
17 Ke Rexabeam ɖu fia ɖe Israel-
vi, siwo le Yuda-duwo me la dzi.
18 Eye fia Rexabeam dɔ Adoram,
amesi le dɔwɔwɔ nu la ɖo ɖa, ke
Israel blibo la ƒu kpee wòku.
Tete Rexabeam wɔ kaba ɖo ta-
siaɖam hesi yi Yerusalem. 19 Ale
Israel ʋu le Dawid ƒe aƒe la gbɔ
vaseɖe egbe.
20 Eye wòva me, esi Israel blibo
la se bena, Yerobeam trɔ gbɔ la,
wodɔ ame woyi ɖayɔe va ameha
la gbɔe, eye wotsɔe ɖo fia ɖe Is-
rael blibo la dzi; wo dometɔa
ɖeke meku ɖe Dawid ƒe aƒe la
ŋu o, negbe Yuda-to la ɖeɖe ko.[f]
21 Esi Rexabeam va Yerusalem
la, eƒo Yuda ƒe aƒe blibo la kple
Benyamin-to la nu ƒu, wole aʋa-
wɔla tiatia akpe alafa ɖeka kple
blanyi, be woaɖawɔ aʋa kple
Israel ƒe aƒe la, ne woagbugbɔ
fiaɖuƒe la na Salomo vi Rexa-
beam. 22 Tete Mawu ƒe gbe va
Semaya, Mawu ƒe ame la gbɔ
bena: 23 Gblɔ na Yuda-fia Rexa-
beam, Salomo vi, kple Yuda ƒe
aƒe blibo la kple Benyamin kpa-
kple dukɔ la ƒe kpɔtɔeawo bena:
24 Ale Yehowa gblɔ esi: Migaho
yi ɖawɔ aʋa kple mia nɔvi Israel-
viwo o, mia dome amesiame ne-
gbugbɔ yi eƒe me, elabena gbɔ-
nyee nya sia tso. Tete wose Ye-
howa ƒe gbe, eye wotrɔ dzo le
Yehowa ƒe nya la nu.

Israel-fiaɖuƒe. Yerobeam wɔ nyiʋi eve.

25 Emegbe Yerobeam gbugbɔ
Sixem tso ɖe Efrayim-to la dzi
henɔ eme; eyome wòʋu tso afi-
ma ɖagbugbɔ [h]Penuel tso. 26 Eye
Yerobeam gblɔ le eƒe dzi me
bena: Azɔ fiaɖuƒe la gale gbu-
gbɔ ge ayi ɖe Dawid ƒe aƒe la si
me. 27 Ne dukɔ sia le Yerusa-
lem yim, be woaɖasa vɔ le Ye-
howa ƒe me la, ekema dukɔ sia
ƒe dzi atrɔ ɖe eƒe aƒetɔ Yuda-fia
Rexabeam ŋu, eye woawum aha-
trɔ ayi Yuda-fia Rexabeam gbɔ.

[a] Lod. 15, 1.
[b] 11, 40.
[d] Sam. II. 20, 1.
[e] Lod. 13, 5.
[f] kp. 21-24 kpɔ Kron. II. 11, 1 v. 4.
[g] kp. 5.
[h] Mo. I. 32, 31.
[i] 11, 31.

28 Tete fia la de adaŋu hewɔ si-
kanyivi eve, eye wógblɔ na wo
bena: Miede Yerusalem wòsɔ gbɔ [a] Mo. II. 8, 4. 8.
azɔ! Israel, kpɔ ɖa, [b]wò mawu, [b] Mo. II. 32, 4. 8.
siwo kplɔ wò tso Egipte-nyigba
dzi la, wonye si. 29 Etsɔ ɖeka
ɖo Betel, eye wótsɔ evelia ɖo
[d]Dan. 30 Eye [e]nusia zu nuvɔ̃; [d] Dan. 18, 30.
eye dukɔ la yia ɖeka gbɔ le keke [e] 14, 16.
Dan ke. 31 Etu nuxeƒexɔwo, eye
wótsɔ dukɔ la ƒe amesiame ƒo-
mevi, si metso Lewi-viwo dome o
la, ɖo nunɔlae. 32 Eye Yerobeam [f] Mo. IV. 22, 18.
ɖo ŋkekenyuie anyi ɖe dzinu enyi-
lia ƒe ŋkeke wuiatɔ̃lia dzi, abe
alesi woɖua ŋkekenyuie le Yuda
ene, eye wósa vɔ le vɔsamle-
kpui la dzi. Alea wówɔ le Betel
hã, eye wósa vɔ na nyivi, siwo
wówɔ, eye wóɖo amesiwo wótsɔ
ɖo nuxeƒe ƒe nunɔlawoe la, ɖe
Betel. 33 Eye wósa vɔ le vɔsa-
mlekpui, si wóɖi ɖe Betel la dzi
le dzinu enyilia ƒe ŋkeke wuiatɔ̃-
lia dzi, dzinu, si me eya ŋutɔ bu
ta me heɖo ŋkekenyuie na Israel-
viwo, eye wòɖe vɔsamlekpui la
dzi, be yeado dzudzɔ.

Nyagblɔlaa ɖe tso Yuda gblɔ nya ɖe trɔ̃subɔsubɔ le Betel ŋuti.

13. Ke esime Yerobeam le tsi-
tre ɖe vɔsamlekpui la dzi,
be yeado dzudzɔ la, kpɔ ɖa, Ma-
wu ƒe amea ɖe tso Yuda va Be-
tel le Yehowa ƒe nya la nu. 2 Eye
wóɖo ɣli ɖe vɔsamlekpui la ta le
Yehowa ƒe nya nu gblɔ bena:
Vɔsamlekpui, vɔsamlekpui! Ale
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, wole
ŋutsuvia ɖe dzi ge na Dawid ƒe
aƒe la, si ŋkɔ anye Yosiya, eya
[g]awu nuxeƒe ƒe nunɔlawo ɖe dzi- [g] Fia. II. 23, 16.
wò, amesiwo doa dzudzɔ le dzi-
wò, eye wóato dzo ameƒuwo ɖe
dziwò. 3 Eye wógblɔ dzesi ɖi
gbemagbe bena: Dzesi, si Yeho- [h] kp. 9.
wa gblɔ enye si: Kpɔ ɖa, vɔ-
samlekpui la afe, eye afi, si le
edzi la, adudu ɖe anyi. 4 Eye wò-
va me, esi fia la se Mawu ƒe ame
la ƒe nya, si wógblɔ ɖe vɔsamle-
kpuia ŋuti le Betel la, Yerobeam
do asi ɖa tso vɔsamlekpuia dzi
gblɔ bena: Miléé! Tete eƒe asi,
si wòdo ɖe egbɔ la, dze ti, eye
mete ŋu gabii ɖe akɔ me o. 5 Vɔ-
samlekpui la fe, eye afi la dudu
tso vɔsamlekpui la dzi le Mawu
ƒe ame ƒe dzesi, si wògblɔ ɖi la
nu ɖe Yehowa ƒe nya la nu. 6
Tete fia la xɔ edzi gblɔ na Mawu
ƒe ame la bena: [a]Đe kuku na Ye-
howa, wò Mawu la, eye do gbe
ɖa ɖe tanye, be nye asi la naga-
ɖo me nam. Eye Mawu ƒe ame
la do gbe ɖa na Yehowa, eye fia
la ƒe asi gaɖo me nɛ abe tsã
ene. 7 Eye fia la gblɔ na Mawu
ƒe ame la bena: Va míyi aƒenye
me, eye naɖe nane nu me, ne
madi nane ana wò. 8 Mawu ƒe
ame la ɖo ŋu na fia la bena: [f]Ne
ètsɔ aƒewò me nuwo ƒe afã nam
hã la, nyemayi kpli wò aɖu abolo,
eye nyemano tsi le teƒe sia o. 9 Ela-
bena alea wode se nam le Yeho-
wa ƒe nya nu gblɔ bena: Megaɖu
abolo o, megano tsi o, eye me-
gagbugbɔ to mɔ, si nèto yi o.
10 Eye wòto mɔ bubu, eye megbu-
gbɔ to mɔ, si wóto va Betel la o.
11 Ke nyagblɔɖila tsitsia ɖe le
Betel, eye viaŋutsuwo va to nu-
siwo katã Mawu ƒe ame la wɔ
gbemagbe le Betel la nɛ, eye
woto nya, siwo wógblɔ na fia la,
na wo fofo. 12 Wo fofo bia wo
bena: Mɔ ka wòto? Ke viaŋu-
tsuawo kpɔ mɔ, si Mawu ƒe ame,
si tso Yuda va la to. 13 Eye wó-
gblɔ na viawo bena: Mibla akpa
na tedzi nam! Tete wobla akpa
na tedzi nɛ wòɖo. 14 Eye wódze
Mawu ƒe ame la yome heva kpɔe
wòbɔbɔ nɔ anyi ɖe logotia ɖe te.
Tete wòbiae bena: Wòe nye Ma-
wu ƒe ame, si tso Yuda va la?
Eɖo ŋu be: Nyee! 15 Eye wó-
gblɔ nɛ bena: Va míyi aƒe me,
ne naɖu abolo. 16 Eɖo ŋu bena:
Nyemate ŋu agbugbɔ ayi kpli wò
o, eye nyemaɖu abolo, eye nye-
mano tsi kpli wò le teƒe sia o.
17 Elabena wogblɔ nam le Yeho-
wa ƒe nya nu be: [h]Megaɖu abolo
o, megano tsi le afima o, eye
megagbugbɔ to mɔ, si nèto yi o.
18 Eɖo ŋu nɛ bena: Nye hã
nyagblɔɖila menye abe wò ke
ene, eye mawudɔla ƒo nu kplim
le Yehowa ƒe nya nu gblɔ bena:
Yi ɖagbugbɔe, eye mia kplii miayi
aƒewò me, ne wòaɖu abolo, eye
wòano tsi! Ke alakpae wòda nɛ.
19 Tete wógbugbɔ kplii, eye wó-
ɖu abolo, eye wòno tsi le eƒe me.
20 Esime wole kplɔ̃ ŋu la, Ye-
howa ƒe gbe va nyagblɔɖila, si

ɖatrɔe vɛ la gbɔ, 21 eye wòdo ɣli
gblɔ na Mawu ƒe ame, si tso
Yuda va la bena: Esi nègbe to-
ɖoɖo Yehowa ƒe gbe, eye mèlé
se, si Yehowa, wò Mawu, de na
wò me ɖe asi o, 22 ke boŋ nètrɔ,
eye nèɖu abolo heno tsi le teƒe,
si ŋuti wogblɔ lɛ na wò be, me-
gaɖu abolo, eye megano tsi o la,
eyata wò kukua made fofowòwo
ƒe yɔdo me o. 23 Esime wòɖu
abolo heno nu vɔ la, ebla akpa
na tedzi la na nyagblɔɖila, si wò-
ɖatrɔ gbɔe la. 24 Ke esi wòdze
mɔ la, dzataa ɖe va do goe le
mɔ dzi, eye wòwui; eƒe kukua
dze mɔ dzi, eye tedzi la tsi tre
ɖe egbɔ, eye dzata la hã lɛ tsi-
tre ɖe ame kuku la gbɔ.[e] 25 Eye
kpɔ ɖa, esi ŋutsuwo va yina la,
wokpɔ ame kuku la lɛ mɔ dzi,
eye dzata le tsitre ɖe ame kuku
la gbɔ; tete woɖagblɔe le du, si
me nyagblɔɖila tsitsia le la me.
26 Eye esi nyagblɔɖila, si ɖagbu-
gbɔe tso mɔ ta gbɔe la, see la,
egblɔ bena: Eya nye Mawu ƒe
ame, si gbe toɖoɖo Yehowa ƒe
gbe, eyata Yehowa tsɔe ɖe asi
na dzata, eye wòvuvui hewui
le Yehowa ƒe nya, si wògblɔ nɛ
la nu. 27 Tete wògblɔ na via-
ŋutsuwo bena: Mibla akpa na te-
dzi nam! Eye woblae. 28 Esi
wòyi la, ekpɔ eƒe kukua lɛ mɔ
dzi, eye tedzia kple dzata la tsi
tre ɖe ame kuku la gbɔ; dzata
la meɖu ame kuku la o, eye me-
vuvu tedzi la hã o. 29 Eye nya-
gblɔɖila la kɔ Mawu ƒe ame la
ƒe kukua da ɖe tedzi dzi hetsɔe
va nyagblɔɖila tsitsi la ƒe du me,
be wòafa nɛ, eye wòaɖii. 30 Etsɔ
ame kuku la da ɖe eƒe yɔdo me,
eye wòfa nɛ bena: [g]Ao, nɔvinye!
31 Esi wòɖii vɔ la, egblɔ na via-
ŋutsuwo bena: Ne meku la, mi-
ɖim ɖe yɔdo, si me woɖi Mawu
ƒe amea ɖo la me, eye mitsɔ nye
ƒuwo da ɖe eƒe ƒuwo gbɔ. 32 Ela-
bena nya, si wògblɔ le Yehowa
ƒe nya nu ɖe vɔsamlekpui la ŋuti
le Betel kple nuxeƒexɔwo katã,
siwo le Samaria-duwo me ŋuti la,
ava me.

33 Le nya siawo megbe la Ye-
robeam metrɔ tso eƒe mɔ vɔ̃wo
dzi o, ke boŋ eɖo dukɔ la ƒe
[k]amesiame ƒomevi nuxeƒenunɔ-

a Mo. 11. 28, 41. b 12, 30. d 11, 31. e 20, 36. f 11, 37; 16, 2. g Yer. 22, 18. h 15, 29. i 21, 21. k 12, 31.

lae; eye amesi nya lɔ̃ ko la, [a]eɖo-
nɛ wòzua nuxeƒenunɔla. 34 [b]Nu-
sia zu nuvɔ̃ na Yerobeam ƒe aƒe
la, esi na be, wogblẽe, eye wo-
tsrɔ̃e ɖa le anyigba dzi.

Israel-fiaɖuƒe. Axiya gblɔ nya ɖi le Yerobeam ŋuti, Yerobeam ku.

14. Xemaɣi la Yerobeam vi Abı-
ya dze dɔ. 2 Tete Yerobeam
gblɔ na srɔ̃a bena: Tso, naɖɔ li
wò avɔwo, ne amea ɖeke maga-
nyae be, Yerobeam srɔ̃ nènye o,
eye nayi Silo; kpɔ ɖa, nyagblɔ-
ɖila Axiya, amesi [d]gblɔ nam be,
maɖu fia ɖe dukɔ sia dzi la, le
afima. 3 Tsɔ abolo ewo kple ta-
tali kpakple anyitsi goe ɖeka ɖe
asi, eye nayi egbɔ, ne wòagblɔ
nusi adzɔ ɖe ɖevia dzi la, na wò.
4 Tete Yerobeam srɔ̃ wɔ nenema,
eye wòtso heyi Silo, eye wòva
Axiya ƒe me. Ke Axiya megatc
ŋu le nu kpɔm o, elabena etsi
akpa, eye eƒe ŋkuwo tsi. 5 Eye
Yehowa gblɔ na Axiya da ɖi bena:
Kpɔ ɖa, Yerobeam srɔ̃ gbɔna gbe
bia ge le gbɔwò le via, si le dɔ
lém la ta. Ale kple ale nagblɔ
nɛ enye si, elabena ne eva xɔa
me la, ele eɖokui wɔ ge ame tu-
tɔe. 6 Esime Axiya se eƒe afɔzi
le ʋɔtrua nu wògbɔna la, egblɔ
bena: Ge ɖe me, Yerobeam srɔ̃!
Nukaŋuti nèwɔ ɖokuiwò ame tu-
tɔe? Ke nye la, gbe sesẽ wode
asinye na wò. 7 Yi ɖagblɔ na
Yerobeam bena: Ale Yehowa, Is-
rael ƒe Mawu la, gblɔ esi: Esi
[f]meɖo wò ɖe dzi le dukɔ la do-
me, metsɔ wò ɖo fia ɖe nye dukɔ
Israel dzi, 8 eye meɖu fiaɖuƒe la
le Dawid ƒe aƒe la si hetsɔ na
wò; ke wòa méle abe nye dɔla
Dawid, amesi lé nye seawo me
ɖe asi, eye wòdze yonyeme kple
eƒe dzi blibo hewɔ nusi ɖeɖe ko
nyo le ŋkunye me ene o; 9 èwɔ
nu gbegblẽ wu amesiwo katã nɔ
ŋgɔ na wò, eye nèɖawɔ mawu
bubuwo, eye nèkɔ legbawo, be
natsɔ ado dɔmedzoe nam, ke nè-
tsɔ nye nya ƒu gbe ɖe megbewò
la, 10 eyata kpɔ ɖa, [h]mahe dzɔ-
gbevɔ̃e ava Yerobeam ƒe aƒe la
dzi, eye matsrɔ̃ Yerobeam ƒe ŋu-
tsuwo, [i]ɖeviwo kple ame tsitsiwo
siaa le Israel, eye makplɔ Yero-
beam ƒe aƒe la ƒiaƒiaƒia, abe alesi
wokplɔa aɖuɖɔ ene. 11 Yero-

beam ƒe amesi ke ku ɖe du me
la, [a]avũwo aɖui, eye amesi ke ku
ɖe gbe me la, dziƒoxewo aɖui;
elabena Yehowae gblɔe! 12 Ke
wò la, tso, nayi aƒewò me, eye ne
wò afɔ ɖo dua me la, ɖevi la aku.
13 Eye Israel blibo la afa nɛ, eye
woaɖii, elabena eya ɖeɖe koe anye
Yerobeam ƒe ame, si woaɖi ɖe
yɔdo me, elabena eya ko ŋu wo-
kpɔ nane, si dze Yehowa, Israel
ƒe Mawu la ŋu le Yerobeam ƒe
me la lɔ. 14 Eye Yehowa aɖo
fiaa ɖe na Israel, [e]amesi atsrɔ̃
Yerobeam ƒe aƒe la le egbe ŋkeke
siawo me, nusi va me egbeawo
xoxo. 15 Yehowa asi Israel, eye
wòaʋuʋu, abe alesi aƒla ʋuʋuna
le tɔ me ene, eye [f]wòaɖe Israel
da le anyigba nyui sia, si wòtsɔ
na wo fofowo la dzi, eye wòaka
wo ahlẽ ɖe tɔsisi la godo, ela-
bena wo wɔ Aserawo hetsɔ do dzi-
ku na Yehowa. 16 Eye wòatsɔ
Israel aɖe asi le Yerobeam ƒe
nuvɔ̃, si wòwɔ [g]hetsɔ ble Israel
la ŋuti. 17 Tete Yerobeam srɔ̃
tso hedze mɔ yi Tirza. Eye esi
wòɖo xɔ la ƒe kpui nu la, ŋutsuvi
la ku. 18 Eye woɖii, eye Israel
blibo la fa nɛ, le Yehowa ƒe nya,
si wògblɔ to eƒe dɔla nyagblɔ-
ɖila Axiya dzi la nu.
19 Yerobeam ŋutinya susɔea,
aʋa, siwo wòwɔ kple alesi wòɖu
fiae la, kpɔ ɖa, woŋlɔ wo ɖe Is-
rael-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
20 Xeyiyi, si Yerobeam ɖu fia la,
le ƒe blave vɔ eve, eye wòmlɔ
fofoawo gbɔ, eye [l]via Nadab zu
fia ɖe etefe.

Yuda-fiaɖuƒe. Rexabeam ɖu dzi, wɔ nuvɔ̃, eye wohe to nɛ.

21 [n]Rexabeam, Salomo vi, ɖu
fia le [o]Yuda. Rexabeam xɔ ƒe
blane vɔ ɖekɛ, esime wòzu fia,
eye wòɖu fia ƒe wuiadre le Ye-
rusalem, du, si Yehowa tia le Is-
rael-toawo katã me, be yeatsɔ eƒe
ŋkɔ aɖo afima la me. Dadaa ŋkɔ
nye Naama, Amoni-nyɔnu. 22 Eye
Yuda wɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me, eye wotsɔ woƒe nuvɔ̃,
siwo wowɔ la, do dziku nɛ wu
nusiwo katã wo fofowo wɔ. 23
Elabena woawo hã wɔ nuxeƒewo,
aƒeliwo kple Aserawo [t]ɖe togbɛ
kɔkɔwo katã dzi kple ati dama-
wo katã te. 24 [u]Matrewɔlawo hã

[a] 16, 4; 21, 24. [b] 11, 40. [d] 10, 16. [e] 15, 28. [f] Fia. II. 17, 23. [g] 12, 30; 13, 34. [h] 15, 6. [i] kp. 21. [k] kp. 1–8 kpɔ Kron. II. 13. [l] 15, 25. [n] kp. 21-31 kpɔ Kron. II. 12. [o] 12, 17. [p] 11, 36. [r] Sam. II. 11, 27; 12, 9. [s] 14, 30. [t] Fia. II. 16, 4. [u] Mo. V. 23, 18.

le anyigba la dzi, eye wokpɔ du-
kɔ, siwo Yehowa nyã le Israel-
viwo ŋku me la, ƒe ŋunyɔnuwo
katã wɔ.
25 Eye wòva me le Rexabeam
ƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe atɔ̃lia me bena:
[b]Egipte-fia Sisak ho va ɖe Ye-
rusalem ŋu, 26 eye wòlɔ Yehowa
ƒe aƒe ƒe kesinɔnuwo kple fia ƒe
aƒe ƒe kesinɔnuwo dzoe; wo katãe
wòlɔ dzoe hekpe ɖe sikakpoxɔnu,
[d]siwo katã Salomo wɔ la ŋu. 27
Ke fia Rexabeam wɔ akɔblikpo-
xɔnuwo ɖe wo teƒe, eye wòtsɔ
wo de fia ŋu asrafo, siwo dzɔa fia
ƒe aƒe ƒe ʋɔtru nu la, ƒe ame-
gãwo si. 28 Eye wòva me, ne
fia la yina ɖe Yehowa ƒe aƒe me
la, fia ŋu asrafoawo tsɔa wo, eye
wogagbugbɔa wo va dana ɖe fia
ŋu asrafoawo ƒe xɔ me.
29 Rexabeam ŋutinya susɔea
kple nusiwo katã wòwɔ la, wo-
ŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo ƒe ŋu inya-
gbalẽ me. 30 Eye aʋa nɔ Rexa-
beam kple Yerobeam dome ŋke-
keawo katã.[h] 31 Eye Rexabeam
mlɔ fofoawo gbɔ, eye woɖii ɖe
fofoawo gbɔ le Dawid ƒe du la
me.[i] Dadaa ŋkɔ nye Naama, Amo-
ni-nyɔnu, eye via Abiyam ɖu fia
ɖe etefe.

Abiyam.

15. [k]Le Yerobeam, Nebat vi, ƒe
fiaɖuɖu ƒe ƒe wuienyilia me
la Abiyam zu fia ɖe Yuda dzi.
2 Eɖu fia le Yerusalem ƒe etɔ̃.
Dadaa ŋkɔ nye Maaxa, Abisalom
vinyɔnu. 3 Eye wòzɔ le fofoa ƒe
nuvɔ̃, siwo katã wòwɔ le eŋgɔ la
me, eye eƒe dzi menɔ Yehowa,
eƒe Mawu la ŋu blibo abe fofoa
Dawid ƒe dzi ene o. 4 Elabena
le Dawid ta Yehowa, eƒe Mawu,
na akaɖii le Yerusalem, be wòɖo
via le eyome, ne wòalé Yerusalem
ɖe te;[p] 5 elabena Dawid wɔ nusi
nyo le Yehowa ŋku me, eye mete
da le se, siwo katã wòɖe nɛ la
me le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me o, negbe [r]le Uriya, Xititɔ la
ƒe nya me koe. 6 Eye aʋa nɔ
Rexabeam kple Yerobeam dome
le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me.[s] 7 Abiyam ŋutinya susɔeawo
kple nusiwo katã wòwɔ la, woŋlɔ
wo ɖe Yuda-fiawo ƒe ŋutinya-
gbalẽ me. Eye aʋa nɔ Abiyam

kple Yerobeam dome. 8 Eye
Abiyam mlɔ fofoawo gbɔ, eye
wodii ɖe Dawid ƒe du la me, eye
via Asa zu fia ɖe eteƒe.

**Asa.**

9 Le Israel-fia Yerobeam ƒe fia-
ɖuɖu ƒe ƒe blavelia me la Asa
zu fia ɖe Yuda dzi. 10 Ƒe blane
vɔ ɖekɛ wóɖu fia le Yerusalem.
Dadaa ŋkɔ nye [b]Maaxa, Abisalom
vinyɔnu. 11 [d]Asa wɔ nusi nyo le
Yehowa ŋku me abe fofoa Dawid
ene. 12 Enyã [f]matrewɔlawo ɖa
le anyigba la dzi, eye wóɖe le-
gba, siwo fofoa wɔ la ɖa. 13 Eɖe
dadaa Maaxa hã ɖa, be magaɖu
dzi o, elabena ewɔ legba na Asera,
eye Asa mũ legba la ɖatɔ dzoe
ɖe Kidron-bali la me. 14 Ke [h]wo-
meɖe nuxeƒewo ɖa o; gake Asa
ƒe dzi nɔ Yehowa ŋu blibo le eƒe
agbe me ŋkekewo katã me. 15 Eye
wótsɔ fofoa ƒe nu kɔkɔewo kple
eya ŋutɔ ƒe nu kɔkɔewo, siwo
nye klosalo, sika kple ŋuɖɔwɔ-
nuawo, yi Yehowa ƒe mee.
16 [l]Eye aʋa nɔ Asa kple Israel-
fia Baesa dome le woƒe agbe me
ŋkekewo katã me. 17 Esi Israel-
fia Baesa ho ɖe Yuda ŋu la, etso
Rama, ne wòaxe mɔ, be Yuda-fia
Asa ƒe amea ɖeke magado alo
agbɔ o. 18 Tete Asa tsɔ [o]klosalo
kple sika, siwo katã kpɔtɔ ɖe
Yehowa ƒe aƒe ƒe nudzraɖoƒe kple
fia ƒe aƒe ƒe nudzraɖoƒe la, de eƒe
dɔlawo si; eye fia Asa dɔ ame
ɖo ɖe Aram-fia Ben-Hadad, si
enye Xesion vi Tabrimon ƒe vi,
amesi le Damasko la gbɔ be, woa-
gblɔ nɛ bena: 19 Nubabla le mía
kplí wò dome, le fofonye kple
fofowò dome, kpɔ ɖa, mele nu-
nana, si enye klosalo kple sika
la, ɖom ɖe wò. Ne ètu nubabla,
si le mia kple Israel-fia Baesa
dome la, ekema aho adzo le gbɔ-
nye. 20 Tete Ben-Hadad ɖo to
fia Asa ƒe gbe, eye wóɖɔ eƒe aʋa-
fia ɖo ɖe Israel-duwo me, eye
wósi [s]Iyon, Dan, Abel-Bet-Maaxa
kple Kinerot blibo la hekpe ɖe
Naftali-nyigba blibo la ŋu. 21 Eye
wòva me, esime Baesa see la, edzu-
dzɔ Rama tsotso, eye wóɖanɔ
Tirza. 22 Eye fia Asa na woyɔ
Yuda blibo la, wo dometɔa ɖeke
meto le eme o, eye woyi ɖafɔ kpe
kple ati, siwo Baesa tsɔ le Rama

[a] Kron. II. 14, 5.
[b] kp. 2.
[d] kp. 11-15 kpɔ Kron. II. 14, 1 v. 4; 15, 16-18.
[e] 22, 41.
[f] 14, 24; 22, 47.
[g] 14, 20.
[h] 22, 44.
[i] 12, 30.
[k] 16, 9.
[l] kp. 16-24 kpɔ Kron. II. 16, 1 v. 6. 11–14.
[n] 14, 10. 11.
[o] Fia. II. 12, 19; 16, 8.
[p] kp. 16.
[r] kp. 28.
[s] Fia. II. 15, 29.
[t] kp. 26.
[u] kp. 7.
[v] 14, 7.

tsomi la, eye fia Asa tsɔ wo tso
Geba le Benyamin kple Mizpa.
23 Ke Asa ŋutinya susɔeawo ka-
tã kple eƒe kalẽwɔwɔwo katã, nu-
siwo katã wòwɔ kple [a]du, siwo
wòtso la, woŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo
ƒe ŋutinyagbalẽ me; negbe le eƒe
amegãkuku me ko wódze dɔ ɖe
afɔ. 24 Eye Asa mlɔ fofoawo gbɔ,
eye wodii ɖe fofoawo gbɔ le fo-
foa Dawid ƒe du la me, eye [e]via
Yosafat zu fia ɖe eteƒe.

**Israel-fiaɖuƒe. Nadab, Baesa.**

25 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe eve-
lia me la Yerobeam vi Nadab zu
fia ɖe Israel dzi, eye wóɖu fia
ɖe Israel dzi ƒe eve.[g] 26 Ewɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me, eye
wòto fofoa ƒe ʋe me hewɔ eƒe
nuvɔ̃, si wótsɔ ble Israel de nuvɔ̃
me la.[i] 27 Tete Axiya vi Baesa,
amesi tso Isaxar ƒe aƒe la me,
[k]ɖo gbe ɖi ɖe eŋu, eye Baesa
wui le Filistitɔwo ƒe Gibeton, esi-
me Nadab kple Israel blibo la ɖe
to ɖe Gibeton. 28 Baesa wui le
Yuda-fia Asa ƒe ƒe etɔ̃lia me, eye
wòzu fia ɖe eteƒe. 29 Esi wòle
fia ɖum la, etsrɔ̃ Yerobeam ƒe
aƒe blibo la, eye mena nu gba-
gbea ɖeke kpɔtɔ na Yerobeam o,
ke boŋ etsrɔ̃ wo keŋ le [n]Yehowa
ƒe nya, si wógblɔ to eƒe dɔla
Axiya, Silotɔ dzi la nu; 30 le Ye-
robeam ƒe nuvɔ̃, siwo wòwɔ hetsɔ
ble Israel de nuvɔ̃ me, kple nu-
siwo wòwɔ hetsɔ do dziku na
Yehowa, Israel ƒe Mawu la ta.
31 Nadab ŋutinya susɔeawo kple
nusiwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo
ɖe Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ
me. 32 Eye aʋa nɔ Asa kple
Israel-fia Baesa dome le woƒe
agbe me ŋkekewo katã me.[p]
33 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe etɔ̃-
lia me la Axiya vi Baesa zu fia
ɖe Israel blibo la dzi le Tirza
ƒe blave vɔ ene.[r] 34 Eye wòwɔ
nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me,
eto Yerobeam ƒe ʋe me, eye wòwɔ
eƒe nuvɔ̃, siwo wòtsɔ ble Israel
de nuvɔ̃ me.[t]

**Baesa ku.**

16. Eye Yehowa ƒe gbe va Xa-
nani vi Yehu gbɔ na Baesa
bena:[u] 2 Esi [v]meɖe wò le ke me,
eye metsɔ wò ɖo fia ɖe nye dukɔ
Israel nu, gake nèto Yerobeam

ƒe ʋe me, eye néble nye dukɔ Is-
rael ɖe nuvɔ̃ me, be wotsɔ woƒe [a] kp. 9. 10.
nuvɔ̃wo do dziku nam la, 3 eyata
kpɔ ɖa, matsɔ xa akplɔ Baesa
kple eƒe aƒe, eye mawɔ eƒe aƒe
abe [b]Yerobeam, Nebat vi ƒe aƒe [b] 15, 29.
ene. 4 Baesa ƒe ame, si ke ku
ɖe du me la, avũwo aɖui, eye eƒe
amesi ke ku ɖe gbe me la, dzi-
foxewo aɖui.[d] 5 Baesa ŋutinya [d] 14, 11.
susɔea kple nusiwo wówɔ kpa-
kple eƒe kalẽwɔwɔ la, woŋlɔ wo
ɖe Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ
me. 6 Eye Baesa mlɔ fofoawo
gbɔ, eye woɖii ɖe Tirza; eye via
Ela zu fia ɖe eteƒe. 7 Eye Ye-
howa ƒe nya gava Xanani vi nya-
gblɔɖila [e]Yehu gbɔ na Baesa kple [e] kp. 1.
eƒe aƒe le nu vɔ̃ɖi, siwo katã wó-
wɔ le Yehowa ŋku me kple eƒe
asinudɔwɔwɔ, siwo wótsɔ do dzi-
ku nɛ la ta, ne wóazu abe Yero-
beam ƒe aƒe ene, elabena eya
tsrɔ̃e.

Ela kple Simri.

8 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe blave
vɔ adelia me la Baesa vi Ela zu
fia ɖe Israel dzi le Tirza ƒe eve.[f] [f] kp. 6.
9 Tete eƒe dɔla Zimri, si nye ta-
siaɖamwo ƒe afã ƒe amegã la, ɖo
[g]gbe ɖi ɖe eŋu, esime wóno aha [g] 15, 27.
mu le Arza, si nye aƒedzikpɔla
le Tirza la ƒe me. 10 Eye [h]Zimri [h] Fia. II. 9, 31.
va ƒoe wu le Yuda-fia Asa ƒe ƒe
blave vɔ adrelia me, eye [i]wózu [i] Fia. II. 15, 10. 14. 25. 30.
fia ɖe eteƒe. 11 Esime wóle fia
ɖum, eye wóbɔbɔ nɔ fiazikpuia [k] Mt. 6, 16.
dzi la, etsrɔ̃ Baesa ƒe aƒe blibo
la, eye mena eƒe ŋutsuwo, ƒome-
tɔwo kple xɔlɔ̃wo dometɔa ɖeke
kpɔtɔ o. 12 Eye Zimri tsrɔ̃ Baesa
ƒe aƒe blibo la le Yehowa ƒe nya,
si wógblɔ ɖe Baesa ŋu to nya- [l] 12, 30.
gblɔɖila Yehu dzi la nu;[n] 13 le [n] kp. 1–4.
Baesa kple via Ela ƒe nuvɔ̃, siwo
katã wowɔ hetsɔ ble Israel ɖe
nuvɔ̃ me, eye wotsɔ woƒe ya-
kanuwo do dziku na Yehowa, Is-
rael ƒe Mawu la ta. 14 Ela ŋu-
tinya susɔea kple nusiwo katã
wówɔ la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fia-
wo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
15 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe blave
vɔ adrelia me la Zimri ɖu fia le
Tirza ŋkeke adre, le esime dukɔ
la ɖe to ɖe [o]Filistitɔwo ƒe Gibe- [o] 15, 27.
ton. 16 Esi dukɔ la se le asaɖa
me be, Zimri ɖo gbe ɖi, eye wówu [p] kp. 26.
fia la hã la, Israel blibo la tsɔ
aʋafia Omri ɖo fia ɖe Israel dzi
gbemagbe le asaɖa la me.[a] 17 Tete
Omri kple Israel blibo la dzo le
Gibeton ŋu, eye wova ɖe to ɖe
Tirza. 18 Esi Zimri kpɔ bena,
woxɔ dua la, eyi ɖe fia ƒe aƒe ƒe
mɔ̃ me, eye wótɔ dzo fia ƒe xɔ
la ɖe eɖokui dzi, eye wóku 19 le
eƒe nuvɔ̃, siwo wówɔ la ta; ela-
bena ewɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me, eye wóto Yerobeam ƒe
ʋe me wɔ eƒe nuvɔ̃, siwo wówɔ
hetsɔ ble Israel ɖe nuvɔ̃ me la.
20 Zimri ŋutinya susɔea kple
nugbe, siwo wóɖo la, woŋlɔ wo
ɖe Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ
me. 21 Xemaɣi Israel-dukɔ la mã
ɖe akpa eve me; dukɔ la ƒe akpa
ɖeka ku ɖe Tibni, Ginat vi ŋu,
be woatsɔe aɖo fiae, eye akpa
evelia ku ɖe Omri ŋu. 22 Ke
amesiwo ku ɖe Omri ŋu la, sẽ
ŋu wu amesiwo ku ɖe Tibni,
Ginat vi ŋu; eye Tibni ku, eye
Omri zu fia.

Omri kple Axab. Samaria kple Yerixo tutu.

23 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe blaetɔ̃
vɔ ɖekɛlia me la Omri zu fia,
eye wóɖu Israel dzi ƒe wuieve;
eɖu fia le Tirza ƒe ade. 24 Eye
wóƒle Samaria-to la le Semer si
klosalo talento eve, eye wótso du
ɖe to la dzi hena ŋkɔ du, si wó-
tso la, le to la tɔ Semer ƒe ŋkɔ
nu be Samaria. 25 Eye Omri wɔ
nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me,
[k]ewɔ nu gbegblẽ wu amesiwo
katã nɔ ŋgɔ nɛ la. 26 Eto Ye-
robeam, Nebat vi la ƒe ʋe me pɛ-
pɛpɛ, eye wówɔ eƒe nuvɔ̃, siwo
wótsɔ ble Israel ɖe nuvɔ̃ me, be
wotsɔ woƒe yakanuwo do dziku
na Yehowa, Israel ƒe Mawu la.[l]
27 Omri ŋutinya susɔea, nusi-
wo wówɔ kple eƒe kalẽ, si wówɔ
la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ƒe
ŋutinyagbalẽ me. 28 Eye Omri
mlɔ fofoawo gbɔ, eye woɖii ɖe
Samaria, eye via Axab zu fia ɖe
eteƒe.
29 Le Yuda-fia Asa ƒe ƒe blae-
tɔ̃ vɔ enyilia me la Axab, Omri
vi, zu fia ɖe Israel dzi, eye Axab,
Omri vi, ɖu fia ɖe Israel dzi le
Samaria ƒe blave vɔ eve. 30 Eye
Axab, Omri vi, wɔ nusi nye vɔ̃
le Yehowa ŋku me wu amesiwo
katã nɔ ŋgɔ nɛ. 31 [p]Esi wówɔ
Yerobeam, Nebat vi ƒe nuvɔ̃wo

la, nu tsɛ ko wònye nɛ; eye wòde
Zidon-fia Etbaal ƒe vinyɔnu Ize-
bel, eye wòyi dasubɔ Baal hede
ta agu nɛ. 32 Eye wòdi vɔsam-
lekpui na Baal de Baal ƒe xɔ, si
wòtu de Samaria la me.[a] 33 Axab
wɔ Asera hã. Eye Axab wɔ nu
gede hetsɔ do dziku na Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, wu Israel-fia,
siwo katã nɔ ŋgɔ nɛ.
34 Eŋɔli Betelitɔ Xiel tso Ye-
rixo; eƒe ŋgɔgbevi Abiram ƒe ku
wòtsɔ do egɔme anyi, eye eƒe
dɔmlɔea Segub ƒe ku wòtsɔ de
agbowo enu, le [d]Yehowa ƒe nya,
si wògblɔ to Yosua, Nun vi la
dzi la nu.

Israel-fiaduƒe. Eliya de gbe ƒã kudidi, akpaviãwo tsɔ abolo vɛ nɛ. Zarpat ahosi la nyii 10 nukumoa de dzi. Eliya fɔ Zarpat ahosi la vi de tsitre tso ku me.

17. Eye Eliya, Tisbitɔ, si tso Gi-
lead ƒe amedzrowo dome,
gblɔ na Axab bena: Meta Yehowa,
Israel ƒe Mawu, amesi ŋku me
mele tsitre do la ƒe agbe: [e]Zãmu
kple tsi madza le ƒe siawo me o,
negbe nye koe agblɔe hafi! 2 Eye
Yehowa ƒe gbe va egbɔ bena:
3 Dzo le afisia, eye natrɔ ayi ɣe-
dzeƒe gome adaɣla dokuiwò de
Krit-tɔʋu, si dze ŋgɔ Yordan la
to. 4 Nano tɔʋu la me tsi, eye
mede se na akpaviãwo be, woa-
nyi wò le afima. 5 Tete wòyi da-
wɔ, abe alesi Yehowa gblɔ ene;
eyi danɔ Krit-tɔʋu, si dze ŋgɔ
Yordan la to. 6 Akpaviãwo tsɔa
abolo kple lã vanae nɛ le ŋdi,
eye wotsɔa abolo kple lã vanae
nɛ le fiẽ, eye wònoa tɔʋu la me
tsi. 7 Ke le ŋkekea dewo megbe la
tɔʋu la mie, elabena tsia deke me-
gale dzadzam le anyigba la dzi o.
8 Tete Yehowa ƒe gbe va egbɔ
bena: 9 Tso, nayi Zarpat, si nye
Zidontɔwo tɔ, eye natsi afima;
kpɔ da, mede se na ahosia de le
afima, be wòanyi wò.[i] 10 Eye
wòdze mɔ heyi Zarpat. Esi wòva
dua ƒe agbo nu la, ahosia de le
afima le nake fɔm, eye wòyɔe
gblɔ bena: Taflatse, ku tsi de
nane me vɛ nam mano. 11 Esi
wòyina eku ge la, eyɔe dagblɔ
bena: Taflatse, di abolo kakɛa de
de asi vɛ nam. 12 Edo ŋu bena:
[k]Meta Yehowa, wò Mawu ƒe agbe:
Ne aboloa de le asinye fĩ! Negbe
wɔ asiʋlo deka koe le ze me kple
ami via de le goe me, eye kpɔ
da, meva nake wuwlui fɔ ge, be
mayi adadae, ne mía kple vinye-
ŋutsu miadu, hafi míaku. 13 Tete
Eliya do ŋu nɛ bena: Megavɔ̃ o!
Yi nawɔ, abe alesi nègblɔ ene;
ke tsɔ de tɔ tatali via de nam
gbɔ, eye natsɔe vɛ nam, emegbe
hafi nawɔ mia kple viwò tɔ. 14
Elabena ale Yehowa, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Wɔze la madi
gbɔlo o, eye [b]ami, si le goea me
la, mavɔ o, vasede esime Yehowa
nana tsi nagadza de anyigba dzi.
15 Eye wòyi dawɔ, abe alesi Eliya
gblɔ ene, eye woa kpli kpakple
viaŋutsu wodui eleƒe didi. 16 Wɔze
la medi gbɔlo o, eye ami, si le
goea me la, mevɔ o, le Yehowa
ƒe nya, si wògblɔ to Eliya dzi la nu.
17 Eye wòva me le nya siawo
megbe bena, afeanɔ ƒe vi dze dɔ,
eye eƒe dɔ la nu sẽ de dzi, ale
be megate ŋu le gbɔgbɔm o. 18
Tete wògblɔ na Eliya bena: Ma-
wu ƒe ame! Nya ka le mía kpli
wò dome? Ðe nèva gbɔnye, be
nado ŋku nye nuvɔ̃wo dzi, eye
nawu vinyea?[f] 19 Edo ŋu nɛ
bena: Tsɔ viwò la nam! Eye wò-
xɔe le eƒe akɔnu tsɔ yi xɔtaxɔe,
si me wòle la me, eye wòtsɔe
mlɔ eƒe aba dzi. 20 Eye wòyɔ
Yehowa gblɔ bena: Yehowa, nye
Mawu, ahosi, si gbɔ menye ame-
dzro le, hã ŋue nèbe, yeawɔ vɔ̃
do, eye nawu via? 21 Tete wò-
dra de devi la dzi zi etɔ̃ heyɔ
Yehowa gblɔ bena: Yehowa, nye
Mawu, gbugbɔ devi sia ƒe luʋɔ
gava emee dzro![g] 22 Yehowa se
Eliya ƒe gbe, eye devi la ƒe luʋɔ
gagbugbɔ va eme, eye wògbɔ
agbe. 23 Eye Eliya tsɔ devi la
di tso xɔtaxɔ la me va xɔa me,
eye [h]wòtsɔe na dadaa. Eye Eliya
gblɔ bena: Kpɔ da, viwò la tsi
agbe. 24 Tete nyɔnu la gblɔ na
Eliya bena: Azɔ medze sii bena,
Mawu ƒe amee nènye, eye Yeho-
wa ƒe gbe, si le nuwò la, nye
nyateƒe.

Eliya kple Obadya.

18. Esi eteƒe didi la, Yehowa ƒe
gbe va Eliya gbɔ le ƒe etɔ̃-
lia me bena: Yi datsɔ dokuiwò
fia Axab, eye mana tsi nadza de

[a] Fia. II. 3, 2; 10, 27. 28.
[b] Fia. II. 4, 2-4.
[d] Yos. 6, 26.
[e] Yak. 5, 17; Nyad. 11, 6.
[f] Lu. 5, 8.
[g] Fia. II. 4, 34; Dɔ. 20, 10.
[h] Lu. 7, 15; Heb 11, 35.
[i] Lu. 4, 25. 26
[k] 18, 10.

anyigba dzi. 2 Tete Eliya yi da-
tsɔ eɖokui fia Axab. Ke dɔwua-
me la nu sẽ le Samaria. 3 Eye
Axab yɔ Obadya, amesi nye eƒe
aƒedzikpɔla. Ke Obadya [b]vɔ̃a Ye-
howa ŋutɔ. 4 Esi Izebel tsrɔ̃ Ye-
howa ƒe nyagblɔɖilawo la, Obadya
kplɔ nyagblɔɖila alafa ɖeka ɖa-
ɣla ɖe agado me blaatɔ̃blaatɔ̃, eye
wòtsɔ abolo kple tsi nyi woe.
5 Eye Axab gblɔ na Obadya be-
na: Yi ɖatsa le anyigba dzi le
tsidzɔƒewo katã kple tɔɔuwo katã
ŋu, ɖewohĩ míakpɔ gbe axɔ sɔwo
kple tedzisɔwo ɖe agbe, be lãwo
magatsrɔ̃ na mí o. 6 Tete womã
anyigba la, be woatsa le edzi;
Axab ɖeɖe lé mɔ, eye Obadya hã
ɖeɖe lé mɔ. 7 Esi Obadya le mɔ
dzi la, kpɔ ɖa, Eliya va do goe,
eye esi wòdze sii la, etsyɔ mo
anyi gblɔ bena: Wòea, nye aƒetɔ
Eliya? 8 Eɖo ŋu nɛ be: Nyee!
Yi ɖagblɔ na wò aƒetɔ be: Kpɔ
ɖa, Eliya le afi! 9 Eɖo ŋu bena:
Nuvɔ̃ ka mewɔ, hafi nèbe, yeatsɔ
wò dɔla ade asi na Axab, ne wòa-
wu? 10 [g]Meta Yehowa, wò Ma-
wu ƒe agbe: Dukɔ alo fiaɖuƒea
ɖeke meli, afisi nye aƒetɔ medɔ
ame ɖo, be woadi wò le o; eye
ne wogblɔ be, mele afi o la, eke-
ma enana fiaɖuƒe la kple dukɔ
la ka atam nɛ be, womekpɔ wò o.
11 Eye azɔ nèle gbɔgblɔm be:
Yi ɖagblɔe na wò aƒetɔ be: Kpɔ
ɖa, Eliya le afia? 12 Eye wòava
me be, ne medzo le gbɔwò la,
Yehowa ƒe gbɔgbɔ akplɔ wò adzoe
ayi afisi nyemenya o. Eye ne
meva gblɔe na Axab, eye mekpɔ
wò o la, ekema awum; evɔ wò-
nye wò dɔla [h]vɔ̃a Yehowa tso eƒe
ɖevime ke hafi. 13 Ðe wome-
gblɔ nusi mewɔ la, na nye aƒetɔ
oa? Esi Izebel wu Yehowa ƒe
nyagblɔɖilawo, eye meɣla Yeho-
wa ƒe nyagblɔɖila alafa ɖeka ɖe
agado me blaatɔ̃blaatɔ̃ hetsɔ abolo
kple tsi nyi woe oa? 14 Azɔ nèle
gbɔgblɔm nam be: Yi ɖagblɔ na
wò aƒetɔ be: Kpɔ ɖa, Eliya le
afi, ne wòawuma? 15 Eliya ɖo
ŋu bena: [i]Meta Yehowa Zebaot,
amesi ŋku me mele tsitre ɖo ƒe
agbe: Ne nyematsɔ ɖokuinye afiae
egbea o fĩ! 16 Tete Obadya yi
ɖakpe Axab, eye wògblɔe nɛ; eye
Axab yi ɖakpe Eliya.

17 Esi Axab kpɔ Eliya la, Axab
gblɔ nɛ bena: [a]Wò, amesi he gbe-
gblẽ va Israel dzi la, enye esia?
18 Eɖo ŋu bena: Menye nyee he
gbegblẽ va Israel dzi o, ke boŋ
mia kple fofowò ƒe aƒee, elabena
mieɖe asi le Yehowa ƒe seawo
ŋu, eye [d]nèdze Baalwo yome. 19
Azɔ dɔ, ne woaɖaƒo Israel blibo
la nu ƒu hekpe ɖe Baal ƒe nya-
gblɔɖila alafa ene blaatɔ̃ kpakple
[e]Asera ƒe nyagblɔɖila alafa ene,
siwo ɖua nu le Izebel ƒe kplɔ̃ ŋu
la ŋuti va gbɔnye le Karmel-to
la gbɔ. 20 Eye Axab dɔ ame ɖo
ɖe Israel-viwo katã, eye wòƒo
nyagblɔɖilawo nu ƒu ɖe Karmel-
to la gbɔ.

Eliya kple Baal ƒe nunɔlawo.

21 Tete Eliya te ɖe dukɔ la
ŋku me gblɔ bena: Vaseɖe ɣe-
kayi miaɖu adzɔ evee ase ɖo?
Nenye Yehowae nye Mawu la, mi-
dze eyome, eye nenye Baal ye
la, midze eyome! Ke dukɔ la me-
ɖo nyaa ɖeke ŋu nɛ o.[f] 22 Eye
Eliya gblɔ na dukɔ la bena: Nye
ɖeka koe nye Yehowa ƒe nyagblɔ-
ɖila kpɔtɔ, ke Baal ƒe nyagblɔ-
ɖilawo le ame alafa ene kple blaa-
tɔ̃. 23 Eyata ne woatsɔ nyitsu eve
na mí, eye woawo natsɔ nyitsu
ɖeka aflii ahaɖo nake dzi, ke wo-
maɖe dzo ade ete o; eye nye hã
mafli nyitsu ɖeka atsɔ aɖo nake
dzi, eye nyemaɖe dzo ade ete o.
24 Emegbe miayɔ miaƒe mawu
ŋkɔ, eye nye hã mayɔ Yehowa
ŋkɔ, eye wòava me be, mawu, si
atsɔ dzo atɔe la, eyae nye Mawu.
Tete dukɔ blibo la ɖo ɣli gblɔ
bena: Gbe la medze vɔ̃ o. 25 Eye
Eliya gblɔ na Baal ƒe nyagblɔ-
ɖilawo bena: Mitia nyitsu ɖeka,
eye mitre ewɔwɔ, elabena miesɔ
gbɔ, eye miyɔ miaƒe mawu ŋkɔ,
ke migaɖe dzo ɖe ete o. 26 Eye
wolé nyitsu, si wòtsɔ na wo la,
hewɔe, eye woyɔ Baal ŋkɔ vaseɖe
ɣeɖota le gbɔgblɔm bena: Baal,
tɔ na mí! Ke gbea ɖeke meɖi
o, eye amea ɖeke metɔ o. Eye
wole kpo tim le xlã ƒom vɔsa-
mlekpui, si wowɔ la. 27 Eye wòva
me le ɣeɖota be, Eliya ɖe alɔme
le wo ŋu gblɔ bena: Mido ɣli
sesĩe ko, elabena mawue, ɖewohĩ
ele ŋugble dem, eɖe kpɔ, alo eyi
nugbe, alo ele alɔ̃ dɔm, ne wòa-

[a] Am. 7, 10; Do. 16, 30.
[b] kp. 12.
[d] 16, 31. 32.
[e] 16, 33.
[f] Yos. 24, 15; Mat. 6, 24.
[g] 17, 12.
[h] kp. 3.
[i] 17, 1; Fia. II. 3, 14.

nyɔ. 28 Tete wodo ɣli sesĩe, eye
wotsɔ yi kple akplɔ de abl wo
ɖokuiwo ŋu le woƒe konu la nu, va-
seɖe eslme ʋu do le wo ŋu. 29
Eye esi ɣetrɔ ɖo la, [b]wode asi
nugbenugbee wɔwɔ me [d]vaseɖe
ɣeylɣl, sl wosaa nuduvɔ; ke gbea
ɖeke meɖi o, amea ɖeke metɔ o,
eye amea ɖeke meɖo to o.
30 Azɔ Eliya gblɔ na dukɔ blibo
la bena: Mite va gbɔnye. Esi du-
kɔ blibo la te ɖe eŋu la, eɖɔ Ye-
howa ƒe vɔsamlekpui, si wogbã la
ɖo. 31 Eye Eliya tsɔ [e]kpe wuieve
le Yakob, amesl Yehowa gblɔ na
be: /ŋkɔwòe anye Israel la ƒe vi-
wo ƒe to wuieveawo ƒe xexlẽme
nu. 32 Etsɔ kpeawo ɖi vɔsamle-
kpul le Yehowa ƒe ŋkɔ me, eye
wòɖe ʋe ƒo xlã vɔsamlekpui la
kpe ɖo, ale be woate ŋu aƒã lu
dzidzenu eve ɖe wo domee. 33
Eyome wòɖɔ nakeawo ɖo, eye wò-
fli nyitsu la hedo nakeawo dzi.
34 Eye wògblɔ bena: Midu tsi tɔ-
medeze ene kɔ ɖe vɔsalã la kple
nakeawo dzi! Eye wògblɔ be: Mi-
wɔe zi evelia! Eye wowɔe zi eve-
lia. Emegbe wògagblɔ be: Mi-
wɔe zi etɔ̃lia! Eye wowɔe zi etɔ̃-
lia. 35 Eye tsi la gbagba ɖe vɔ-
samlekpui la dzi, eye wodu tsi ɖe
ʋe la hã me wòyɔ taŋ.
36 Esime nuduvɔsaɣi ɖo la, nya-
gblɔɖila Eliya te va hegblɔ bena:
Yehowa, Abraham kple Isak kpa-
kple Israel ƒe Mawu, egbe nana
woanyáe be, wòe nye Mawu le Is-
rael, eye menye wò dɔla, eye be
mewɔ nusiawo katã le wò nya nu.
37 Tɔ nam, Yehowa, tɔ nam, ne du-
kɔsia nadze sii be, wò Yehowa enye
Mawu, eye wòe agatrɔ woƒe dzi-
wo! 38 Tete [i]dzo tso Yehowa gbɔ
va fiã vɔsalã la, nakeawo, kpea-
wo kple anyigba, eye wòɖuɖɔ tsi,
si le ʋea me hã keŋkeŋ. 39 Eye
esi dukɔ blibo la kpɔe la, wotsyɔ
mo anyl hedo ɣli gblɔ bena: Ye-
howae nye Mawu, Yehowae nye
Mawu! 40 Eye Eliya gblɔ na wo
bena: [k]Mllé Baal ƒe nyagblɔɖila-
wo, wo dometɔa ɖeke megasi o!
Eye wolé wo. Tete Eliya kplɔ wo
yi Kison-tɔʋu la nu, eye wòwu wo
ɖe afima.
41 Emegbe Eliya gblɔ na Axab
bena: Yi nadu nu, eye nano nu,
elabena mese tsidzadza ƒe nuwɔ-

a Yak. 5, 18.
b Sam. I. 18, 10.
d Mo. IV. 28, 4. 5.
e Mo. II. 24, 4.
f Mo. I. 32, 28.
g 18, 40.
h Hi. 7, 16; Yo. 4, 8; Fil. 1, 23.
i Mo. III. 9, 24.
k Mo. V. 13, 6; Fia. II. 10, 25.
l Mo. II. 24, 18.

wɔ. 42 Tete Axab yi, be yeaɖu,
eye yeano nu. Ke Eliya yl Kar-
mel-to la ta me, eye wònɔ klotinu
ɖe anyigba hetsɔ mo de ata me.[a]
43 Eye wògblɔ na eƒe ɖekakpui
bena: Lia to la, eye nakpɔ ƒu go-
me ɖa! Eye wòyi ɖakpɔe ɖa he-
gblɔ bena: Naneke meli o. Eɖo
ŋu bena: Yi zi gbɔ zi adre. 44 Esl
wòyi zi adrelia la, egblɔ be: Kpɔ
ɖa, alilikpovia ɖe le abe ame ƒe
asi ene, tso ƒu gome gbɔna. Eye
wògblɔ be: Yi ɖagblɔ na Axab
bena: Tsi lãwo ɖe tasladam ŋu,
eye nadzo, ne tsi megasika wò ɖi
o. 45 Eye wòva me bena, alilikpo
xe dziƒo enumake tsiɖitsiɖi, ya le
ƒoƒom, eye tsi gãá ɖe dza. Tete
Axab ɖo tasiaɖam heyl Yezreel.
46 Ke Yehowa ƒe asi va Eliya dzi,
eye wòbla ali dzi heƒu du dze Axab
ŋgɔ vaseɖe Yezreel.

Eliya si le Izebel nu.

19. Axab va to nusiwo katã Eliya
wɔ kple [g]alesi wòtsɔ yi wu
nyagblɔɖilawo katãe la, na Izebel.
2 Tete Izebel dɔ ame ɖo ɖe Eliya
be, wòagblɔ nɛ bena: Mawuwo
afiam agafiam ɖe dzi, ne nyemewɔ
wò agbe etsɔ wɔle siawo abe wo
dometɔ ɖeka ƒe agbe ene o fĩ!
3 Tete wòvɔ̃, eye wòtso dze mɔ
yl Beer-Seba, si nye Yuda tɔ la,
le eƒe agbe ta, eye wògblẽ eƒe
ɖekakpui ɖe afima. 4 Eye wòzɔ
ŋkeke ɖeka ƒe azɔli yi gbedzi he-
va bɔbɔ nɔ dzoŋgbalẽtia ɖe te, eye
wòɖi ku be, yeaku gblɔ bena: Esɔ
gbɔ! [h]Azɔ, Yehowa, xɔ nye luʋɔ,
elabena nyemenye wu foforyewo
o. 5 Eye esi wòmlɔ anyi dɔ alɔ̃
ɖe dzoŋgbalẽtia te la, kpɔ ɖa, ma-
wudɔlaa ɖe va ʋuʋui gblɔ nɛ be-
na: Fɔ naɖu nu! 6 Esi wòfɔ kɔ
la, kpɔ ɖa. tatali tɔtɔe kple tsigoe
le eƒe tade, eye wòɖu nu no nu
gamlɔ anyi. 7 Yehowa ƒe dɔla
la gava zi evelia, eye wòʋuʋui
gblɔ bena: Fɔ naɖu nu, elabena
wò mɔ didi akpa! 8 Tete wòtsi tre
ɖu nu no nu, eye [l]nuɖuɖu sia do
ŋusẽe wòzɔ ŋkeke blane kple zã
blane vaseɖe Mawu ƒe to Xoreb
gbɔ.

Mawu ɖe eɖokui fia Eliya le Xoreb-to dzi.

9 Afima wòyi ɖe agadoa ɖe me le
ɖatsi afima dɔ. Eye kpɔ ɖa, Yeho-
wa ƒe gbe va egbɔ hegblɔ nɛ bena:

Eliya, nuka wɔm nèle le afisia?
10 Eḍo ŋu bena: [a]Đe meʋã ŋu
ḍe Yehowa, aʋakɔwo ƒe Mawu la
nu, elabena Israel-viwo gblẽ wò
nubabla ḍi, wogbã wò vɔsamle-
kpuiwo ƒu anyi, eye wowu wò nya-
gblɔḍilawo kple yi; ke [b]nye ḍeka
koe kpɔtɔ, eye wole nye agbe dim,
be yewoaḍe ḍa. 11 Eye wògblɔ
bena: Do go, nava tsi tre ḍe to la
dzi le Yehowa ŋku me! Eye kpɔ
ḍa, Yehowa [d]va tso me yi; eye ya
gã ʋuḍuʋudua ḍe ƒo, towo wo,
eye agakpewo tu wɔ le Yehowa
ŋku me, ke Yehowa mele ya la
me o. Le ya yome la anyigba ʋu-
ʋu, ke Yehowa mele anyigbaʋu-
ʋu la me o. 12 Le anyigbaʋuʋu
yome la dzo va, ke Yehowa mele
dzo la me o. Le dzo yome la [e]ya
bɔbɔea ḍe ƒo miaa. 13 Esime Eli-
ya see la, etsɔ eƒe mo ḍe eƒe awu
ʋlaya me, eye wòdo go va tsi tre
ḍe agaḍo la nu, eye kpɔ ḍa, gbea
ḍe va egbɔ gblɔ bena: Eliya, nuka
wɔm nèle le afisia? 14 Eḍo ŋu
bena: Đe [f]meʋã ŋu ḍe Yehowa,
aʋakɔwo ƒe Mawu la nu, elabena
Israel-viwo gblẽ wò nubabla ḍi,
wogbã wò vɔsamlekpuiwo ƒu anyi,
eye wowu wò nyagblɔḍilawo kple
yi, ke nye ḍeka koe kpɔtɔ, eye
wole nye agbe dim, be yewoa-
ḍe ḍa. 15 Tete Yehowa gblɔ nɛ
bena: Trɔ gbugbɔ dze wò mɔ dzi
do ta Damasko-tagba, eye nayi
aḍasi ami na [g]Xazael, ne wòanye
fia ḍe Aram dzi. 16 Si ami na
[i]Yehu, Nimsi vi, ne wòanye fia ḍe
Israel dzi, eye si ami na [k]Elisa,
Safat vi, tso Abel-Mexola, ne wòa-
nye nyagblɔḍila ḍe tewòƒe. 17 Eye
wòava me be, amesi ke asi le Xa-
zael ƒe yi nu la, Yehu nawui, eye
amesi ke asi le Yehu ƒe yi nu la,
Elisa nawui. 18 Eye [l]makpɔtɔ ame
akpe adre ḍi le Israel, amesiwo
katã medze klo na Baal o kple
amesiwo katã megbugbɔ nu nɛ o.

Elisa trɔ zu Eliya ƒe nusrɔ̃la.

19 Esi wòdzo le afima la, ekpɔ
Elisa, Safat vi, tsɔ nyi eveve teƒe
wuieve le agble ŋlɔmee, eye eya
ŋutɔ le wuieveliawo ŋu; tete Eli-
ya yi egbɔ, eye wòtsɔ eƒe awu
ʋlaya ƒu gbe ḍee. 20 Eye wògblẽ
nyiawo ḍi ƒu du kplɔ Eliya ḍo
gblɔ bena: [n]Taflatse, na maḍagbu-
gbɔ nu na fofonye kple ḍanye.

[a] Yes. 49, 4; Ro. 11, 3.
[b] 18, 22.
[d] Mo. II. 33, 22.
[e] Mo. II. 34, 6.
[f] kp. 10; Ps. 69, 10.
[g] Fia. II. 8, 12. 15.
[h] Fia. II. 8, 7.
[i] Fia. II. 9, 2. 3.
[k] kp. 19.
[l] Ro. 11, 4.
[n] Lu. 9, 61.

emegbe maḍze yowòme. Eḍo ŋu
nɛ bena: Yi nagatrɔ agbɔ, elabena
nuka mewɔ na wòa? 21 Tete wò-
trɔ tso egbɔ ḍalé nyi eve hewu,
eye wòtsɔ nyiawo ƒe ŋutinuwo he-
ḍa lã lae na wo, eye wòtsɔe na
ameawo woḍu. Emegbe wòtso dze
Eliya yome, eye wòsubɔe.

Israel-fiaḍuƒe. Axab ḍu Aramtɔwo ƒe fia Ben-Hadad dzi.

20. Eye Aram-fia Ben-Hadad ƒo
eƒe aʋakɔ blibo la nu ƒu;
fia blaetɔ̃ vɔ eve kple sɔwo kpa-
kple tasiaḍamwo kpe ḍe eŋu, eye
woho va ḍe to ḍe Samaria ŋu he-
wɔ aʋa kplii. 2 Eye wòḍɔ amewo
ḍo ḍe Israel-fia Axab gbɔ le dua
me, 3 ne wòagblɔ nɛ bena: Ale
Ben-Hadad gblɔ esi: Wò klosalo
kple sikawo la tɔnyewoe, eye srɔ̃-
wò kple viwò nyuitɔwo la tɔnye-
woe. 4 Israel-fia ḍo ŋu bena: Nye
aƒetɔ fia, wòe ƒo nu! Mía kple nu-
sianu, si le asinye la, tɔwò míe-
nye. 5 Tete ḍɔlawo gatrɔ gbɔ va
gblɔ bena: Ale Ben-Hadad be, woa-
gblɔ na wò enye si: Menya ḍɔ
ame ḍo ḍe gbɔwò, ne woagblɔ na
wò be, natsɔ wò klosalo kple sika,
srɔ̃wòwo kple viwòwo nam. 6 Ke
etsɔ wɔle siawo la maḍɔ nye ḍɔ-
lawo ḍe gbɔwò, ne woadzro wò
aƒe kple wò ḍɔlawo ƒe aƒewo me,
eye woatsɔ nusiwo katã dze wo
ŋu la adzoe. 7 Tete Israel-fia yɔ
anyigba dzi amegãwo katã gblɔ
bena: [h]Midze sii, eye mikpɔ vɔ̃, si
amesia ḍo ḍe ta me ḍa! Elabena
eḍɔ ame ḍo ḍe gbɔnye le srɔ̃nye-
wo kple vinyewo, nye klosalo kple
nye sika ta, ke nyemetee o. 8 Ke
amegãwo katã kple ḍukɔ blibo la
ḍo ŋu nɛ bena: Megaḍo toe o, eye
megalɔ̃ eḍzi o! 9 Eye wògblɔ na
Ben-Hadad ƒe ḍɔlawo bena: Mi-
gblɔ na nye aƒetɔ fia be: Mawɔ
nusiwo katã ŋuti nèḍɔ ame ḍo ḍe
wò ḍɔla gbɔ gbã la, ke nyemate
ŋu awɔ nusia ya dzi o. Eye ḍɔ-
lawo tsɔ ŋuḍoḍo la yi nɛ. 10 Tete
Ben-Hadad ḍɔ ame ḍo ḍee, ne woa-
gblɔ nɛ bena: Mawuwo afiam aga-
fiam ḍe dzi, ne Samaria ƒe ke asɔ
gbɔ ayɔ aʋakɔ, siwo katã kplɔm
ḍo ƒe asiʋlo me fĩ! 11 Ke Israel-
fia ḍo ŋu gblɔ bena: Miḍagblɔ be:
Amesi ke bla ali dzi la, meƒoa
aḍegbe o, negbe amesi ke tu ali
dzi la ko! 12 Eye wòva me, esime

eya kple fiawo le aha nom le agba-
dɔ me, eye wòse nya siawo la,
egblɔ na eƒe dɔlawo bena: Midze
aʋa! Tete wodze aʋa ɖe du la ŋu.
13 Eye kpɔ ɖa, nyagblɔɖilaa ɖe
va Israel-fia Axab gbɔ gblɔ bena:
Ale Yehowa gblɔ esi: Ele ameha
gã geɖe sia kpɔma? Kpɔ ɖa, ma-
tsɔe ade asi na wò egbe, ne na-
dze sii be, nyee nye Yehowa. 14
Axab gblɔ be: Ameka dzi wòato? [a] kp. 22.
Eɖo ŋu be: Ale Yehowa gblɔ esi:
Ato anyigba dzikpɔlawo ƒe ɖeka-
kpuiwo dzi. Eye wògblɔ be: Ame-
ka le aʋa la gɔme dze ge? Eɖo
ŋu be: Wòe! 15 Eye wòxlẽ anyi-
gba dzikpɔlawo ƒe ɖekakpuiawo,
wole ame alafa eve kple blaetɔ̃
vɔ eve; emegbe wòtia Israel-viwo
katã ƒe dukɔ blibo la xlẽ, wole
ame akpe adre. 16 Tete woho le
ŋdɔ me; ke Ben-Hadad kple fia
blaetɔ̃ vɔ eve, siwo kpe ɖe eŋu
la, no aha mu le agbadɔwo me.
17 Anyigba dzikpɔlawo ƒe ɖeka-
kpuiawo tre hoho. Eye Ben-Hadad
dɔ ame ɖa, eye wòtrɔ va gblɔ nɛ
bena: Samaria-ŋutsuwo ho aʋa.
18 Tete wògblɔ bena: Nenye ŋu-
tifafa ta woho ɖo la, milé wo agba-
gbe, eye nenye aʋa ta woho ɖo
la, milé wo agbagbe! 19 Ke esi
anyigba dzikpɔlawo ƒe ɖekakpuia-
wo do le dua me la, aʋakɔ la dze
wo yome; 20 eye wo dome ame-
siame wu ame etɔxɛ. Tete Aram-
tɔwo si, eye Israel ti wo yome;
ke Aram-fia Ben-Hadad do sɔ hesi
kple sɔdolawo. 21 Azɔ Israel-fia
ho hetsrɔ̃ sɔwo kple tasiaɖamwo,
eye wòsi Aramtɔwo ŋutɔ. 22 Tete
[b]nyagblɔɖila va Israel-fia gbɔ gblɔ [b] kp. 13.
nɛ bena: Yi nadzra ɖo, eye nabu
ta me le nusi nawɔ ŋu; elabena
ne ƒe trɔ la, Aram-fia gale hoho
ge ɖe ŋuwò.
23 Eye Aram-fia ƒe dɔlawo gblɔ
nɛ bena: Woƒe mawuwo la to do-
me mawuwo wonye, eyata wosẽ ŋu
wu mí ɖo. Ke na míawɔ aʋa kpli
wo le gbadzaƒe, [d]abe míasẽ ŋu awu [d] kp. 28.
wo o ene. 24 Ale nawɔ enye sí:
Ɖe fiawo ɖa le wo nɔƒe, eye na-
tsɔ du dzikpɔlawo aɖo wo teƒe.
25 Eye ɖe aʋakɔ abe wò aʋakɔ,
si tsrɔ̃ ene kple sɔwo abe sɔ ke-
meawo ene kpakple tasiaɖamwo
abe tasiaɖam kemeawo ene, eye
míawɔ aʋa kpli wo le gbadzaƒe,
abe míasẽ ŋu awu wo o ene. Tete
wòɖo to woƒe gbe hewɔ nenema.
26 Eye wòva me, esi ƒe trɔ la,
Ben-Hadad tia Aram xlẽ, eye wò-
ho va Afek, be yeawɔ aʋa kple
Israel. 27 Wotia Israel hã xlẽ, eye
wona nuɖuɖu wo, eye woho ɖe wo
ŋu. Israel-viwo ƒu asaɖa anyi ɖe
wo ŋgɔ abe gbɔ̃ha ɖagbi eve ene;
ke Aramtɔwo yɔ anyigba dzi fũ.
28 Tete [a]Mawu ƒe ame va gblɔ
na Israel-fia bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Esi Aramtɔwo be: Ye-
howa enye to dome mawu, eye me-
nye gbadzaƒe-mawu o la, eyata ma-
tsɔ ameha gã geɖe sia ade asi na
wò, ne miadze sii be, nyee nye
Yehowa. 29 Eye woƒu asaɖa anyi
dze ŋgɔ wo nɔewo ŋkeke adre.
Le ŋkeke adreagbe la aʋa la ƒe
ati, eye Israel-viwo wu ŋutsu afɔ-
zɔla akpe alafa ɖeka le Aramtɔwo
dome le ŋkeke ɖeka dzi. 30 Ke
esi ame mlɔeawo si yi Afek-dua
me la, gli mũ dze ame akpe blave
vɔ adre, siwo kpɔtɔ la dzi; eye
Ben-Hadad si yi dua me tso xɔ
me yi xɔ me.
31 Tete eƒe dɔlawo gblɔ nɛ be-
na: Kpɔ ɖa, míese bena, Israel ƒe
aƒe la ƒe fiawo la, fia veamenuwo
wonye, eyata na míasa akpanya
ɖe ali, eye míasa ka ɖe ta ahayi
Israel-fia gbɔ; ɖewohĩ ana natsi
agbe. 32 Tete wosa akpanya ɖe
ali, eye wosa ka ɖe ta heva fia la
gbɔ gblɔ bena: Ale wò dɔla Ben-
Hadad gblɔ esi: Taflatse, na ma-
tsi agbe! Eɖo ŋu bena: Egale
agbea? Nɔvinyee wònye. 33 Tete
ŋutsuawo dze sii enumake be, nya
nyuia ɖe le eme, eye wotso nya
le enu kaba gblɔ bena: Nɔviwòe
nye Ben-Hadad. Eɖo ŋu bena:
Miyi ɖakplɔe vɛ! Eye esi wòdo
va egbɔ la, ena wòɖo tasiaɖam
me kplii. 34 Tete Ben-Hadad gblɔ
nɛ bena: Magbugbɔ du, siwo fo-
fonye xɔ le fofowò si la, na wò,
eye nado mɔwo ɖe Damasko, abe
alesi fofonye do wo ɖe Samaria
ene; ke mía kpli wò miabla nu,
hafi naɖe asi le ŋunye. Tete wò-
bla nu kplii heɖe asi le eŋu.
35 Eye ŋutsua ɖe tso nyagblɔ-
ɖilaviwo dome gblɔ na ehavi le
Yehowa ƒe nya nu bena: Taflatse,
fom! Ke ŋutsu la gbe eƒoƒo. 36
Tete wògblɔ nɛ bena: Esi mèɖo

to Yehowa ƒe gbe o la, eyata ne
èdzo le gbɔnye la, [a]dzata awu wò.
Eye esi wòdzo le egbɔ la, dzata
va do goe hewui. 37 Eye wòkpɔ
ŋutsu bubu gblɔ bena: Taflatse,
ƒom! Eye ŋutsu la ƒoe de abi eŋu.
38 Tete nyagblɔdila la yi datso
mɔ na fia la, eye wòtsɔ nu bla
ŋku, be amea deke magadze si ye
o. 39 Esime fia la va yina la, edo
ɣli gblɔ na fia la bena: Wò dɔla
yi aʋa la me, eye kpɔ da, ŋutsua
de va hekplɔ amea de vɛ nam
gblɔ nam bena: Dzɔ ŋutsu sia ŋu,
ke ne ebu la, [b]woatsɔ wò agbe
ado eƒe agbe teƒe, alo nada klo-
salo talento deka adoeteƒe. 40 Ke
esi wò dɔla le nu wɔm le afi kple
afime la, ame la bu. Eye Israel-
fia gblɔ nɛ bena: Wò ŋutɔe dze
se me. 41 Tete wòde nu le ŋku
dzi kaba, eye Israel-fia la dze sii
be, nyagblɔdilawo dome wòtso.
42 Eye wògblɔ nɛ bena: Ale Ye-
howa gblɔ esi: Esi nède asi le ŋu-
tsu, si medo busui ŋu la, eyata
wò agbe anɔ eƒe agbe teƒe, eye
wò dukɔ anɔ eƒe dukɔ teƒe. 43 Tete
Israel-fia la do adã, eye dzi kui
wòyi aƒe, eye wòva Samaria.

**Axab kple Izebel sẽ ŋuta le Nabot ŋuti.**

21. Eye wòva me le nya siawo
megbe be, weingblea de le
Yezreeltɔ Nabot si le Yezreel te
de Samaria-fia Axab ƒe aƒe ŋu.
2 Tete Axab ƒo nu kple Nabot
gblɔ bena: Tsɔ wò weingble la
nam, ne matsɔ wɔ amabɔe, elabena
ete de nye aƒe ŋu, eye matsɔ wein-
gble nyui bubu ado eteƒe na wò; ke
ne edze ŋuwò la, maxe eƒe xɔxɔ-
me ƒe fe na wò. 3 Nabot do ŋu na
Axab bena: Yehowa nena wòade
megbe xaa tso gbɔnye be, matsɔ
fofonyewo ƒe domenyinu na wò.
4 Tete Axab yi eƒe me, edo adã,
eye dzi kui le nya, si Yezreeltɔ
Nabot gblɔ nɛ be: nyematsɔ fo-
fonyewo ƒe domenyinu na wò o
la ta. Eye wòmlɔ eƒe aba dzi he-
trɔ mo de aga, eye wògbe nududu.
5 Tete srɔ̃a Izebel yi egbɔ gblɔ
nɛ bena: Nukaŋuti dzi le kuwòm,
eye nègbe nududu? 6 Egblɔ nɛ
bena: Elabena meƒo nu kple Ye-
zreeltɔ Nabot gblɔ nɛ bena: Tsɔ
wò weingble nam, ne maƒle, alo ne
èlɔ̃ la, matsɔ weingble bubu ado
eteƒe na wò; ke edo ŋu bena:
Nyematsɔ nye weingble na wò o.
7 Tete srɔ̃a Izebel gblɔ nɛ bena:
Fianue nye esia wɔm nèle le Is-
raela? Fɔ, nadu nu, eye wò dzi
nagbɔ de eme! Matsɔ Yezreeltɔ
Nabot ƒe weingble la na wò. 8 Eye
wòŋlɔ agbalẽ de Axab ƒe ŋkɔ dzi,
etsɔ eƒe ŋkɔsigɛ do ŋkɔ edzi, eye
wòdo agbalẽ la de eƒe dumegã-
wo kple bubumewo, amesiwo kple
Nabot wole afi deka. 9 Eŋlɔ de
agbalẽ la me bena: Mide gbe fã
be, woatsi nu adɔ, eye woakplɔ
Nabot ado dukɔ la ŋgɔ. 10 Eye
mitsɔ yakame eve do ekasa, ame-
siwo anɔ dase dim le eŋu anɔ
gbɔgblɔm bena: [d]Edo diŋu na Ma-
wu kple fia la! Emegbe miakplɔe
ado goeadaƒu kpee wòaku. 11 Tete
eƒe dumegãwo kple bubumewo,
amesiwo le eƒe dua me la, wɔ abe
alesi Izebel dɔ ame do de wo kple
alesi le agbalẽ, si wòdo de wo la
me ene. 12 Wode gbe fã be, woa-
tsi nu adɔ, eye wokplɔ Nabot do
dukɔ la ŋgɔ. 13 Emegbe yakame
eve wova nɔ ekasa, eye yakamea-
wo le dase dim le Nabot ŋu le
dukɔ la ŋku me le gbɔgblɔm
bena: Nabot do diŋu na Mawu
kple fia la! Eye wokplɔe do go
yi dua godo daƒu kpee wòku. 14
Eyome wodɔ ame do de Izebel,
be woagblɔ nɛ bena: Woƒu kpe
Nabot wòku. 15 Esi Izebel se be,
woƒu kpe Nabot wòku la, Izebel
gblɔ na Axab bena: Tso, ne naxɔ
Yezreeltɔ Nabot ƒe weingble, si
wògbe be, máƒle o la, wòanye tɔ-
wò, elabena Nabot megale agbe
o, ke boŋ eku. 16 Eye esi Axab
se be, Nabot ku la, Axab tso, be
yeayi Yezreeltɔ Nabot ƒe weingble
la me, ne yeaxɔe wòazu ye tɔ.

**Mawu do ŋɔdzi na Axab to Eliya dzi.**

17 Eye Yehowa ƒe gbe va Eliya,
Tisbitɔ gbɔ bena: 18 Tso, nayi
adakpe Israel-fia Axab, si le Sa-
maria; kpɔ da, ele Nabot ƒe wein-
gble me, afisi wòva, be yeaxɔ wòa-
nye ye tɔ. 19 Fo nu kplii gblɔ
bena: Ale Yehowa gblɔ esi: Ewu
ame tso gaxɔ eƒe nu wɔ tɔwòea?
Eye ƒo nu kplii gblɔ bena: Ale
Yehowa gblɔ esi: Afisi avũwo du-
dɔ Nabot ƒe ʋu le la, afima [e]avũwo
adudɔ wò hã wò ʋu le. 20 Tete
Axab gblɔ na Eliya bena: Nye ke-

[a] 13, 24.
[b] Fia. II. 10, 24.
[d] Hi. 1, 5; Mo. II. 22, 27.
[e] 22, 38.

tɔ, èkpɔma? Edo ŋu bena: Mekpɔ
wò; elabena ètsɔ dokuiwò ƒle na
nu vɔ̃di wɔwɔ le Yehowa ŋku me.
21 Kpɔ da, mahe dzɔgbevɔ̃e ava
dziwò, eye makplɔ wò kple xa;
eye [a]matsrɔ̃ Axab ƒe ŋutsuwo ka-
tã, deviwo kple ame tsitsiwo siaa
da le Israel. 22 Eye mawɔ wò
aƒe abe Yerobeam, Nebat vi ƒe
aƒe kple Baesa, Axiya vi ƒe aƒe
ene, le dziku, si nèdo nam kple
alesi nèble Israel de nuvɔ̃ me la
ta.[d] 23 Eye ale Yehowa gblɔ le
Izebel hã ŋu enye si: [e]Avũwo
adu Izebel le Yezreel ƒe gli gbɔ.
24 Axab ƒe ame, si ke [f]ku de du
me la, avũwo adui, eye eƒe ame,
si ke ku de gbe me la, dziƒoxewo
adui. 25 Amea deke meli de Axab,
si tsɔ edokui ƒle na nu vɔ̃di wɔwɔ
le Yehowa ŋku me la nu o, ela-
bena srɔ̃ Izebel ye blee de eme.
26 Eye wòwɔ ŋunyɔnu gede he-
subɔ legbawo abe Amoritɔ, siwo
Yehowa nyã le Israel-viwo ŋgɔ
la, pɛpɛpɛ ene.
27 Esi Axab se nya siawo la,
edze eƒe awuwo, eye wòta akpa-
nya, etsi nu dɔ, eye wòtsi akpa-
nya me dɔ, eye wòle yiyim kpo-
kpokpo. 28 Tete Yehowa ƒe gbe
va Eliya, Tisbitɔ gbɔ bena: 29
Ele ekpɔm be, Axab bɔbɔ edokui
de anyi le ŋkunye mea? Esi wò-
bɔbɔ edokui de anyi le ŋkunye
me la, eyata nyemana dzɔgbevɔ̃e
la nava le eƒe agbe me ŋkekewo
me o, ke boŋ [g]mana dzɔgbevɔ̃e
la nava eƒe aƒe dzi le via ƒe agbe
me ŋkekewo me.

**Axab kple Yosafat woho aʋa de Aramtɔwo ŋuti.**

22. [h]Eye wogbɔ de eme ƒe etɔ̃,
aʋaa deke menɔ Aram kple
Israel dome o. 2 Eye wòva me
le ƒe etɔ̃lia me be, Yuda-fia [i]Yo-
safat va Israel-fia gbɔ. 3 Eye Is-
rael-fia gblɔ na eƒe dɔlawo bena:
Mienyae be, [k]Ramot le Gilead nye
mía tɔ oa? Ke míezi kpi gbe
exɔxɔ le Aram-fia si. 4 Eye wò-
gblɔ na Yosafat bena: Àvi aʋa
kplim le Ramot le Gilead a? Yo-
safat do ŋu na Israel-fia bena:
[l]Mele abe wò ene, nye dukɔ le
abe wò dukɔ ene, eye nye sɔwo
le abe wò sɔwo ene. 5 Yosafat
gagblɔ na Israel-fia bena: Bia gbe
Yehowa se egbe. 6 Tete Israel-

[a] Fia. II. 9, 7. 8.
[b] Fia. II. 9, 11.
[d] 15, 29; 16, 11. 12.
[e] Fia. II. 9, 33 v. 36.
[f] 14, 11.
[g] Fia. II. 9, 22. 26.
[h] kp. 2—14 kpɔ Kron. II. 18, 2 v. 13.
[i] kp. 41.
[k] Yos. 21, 38.
[l] Fia. II. 3, 7; Kron. II. 18, 2.
[n] kp. 8.

fia ƒo nyagblɔdilawo nu ƒu, wole
ame alafa ene, eye wògblɔ na wo
bena: Maho yi aʋa le Ramot le
Gilead loo, alo matasia? Wodo ŋu
bena: Ho yi, Aƒetɔ la atsɔe ade asi
na fia la. 7 Eye Yosafat gblɔ bena:
Yehowa ƒe nyagblɔdila bubua de-
ke mele afisia, ne míadabia nu le
egbɔ oa?[b] 8 Israel-fia do eŋu na
Yosafat bena: Ame deka li, amesi
gbɔ wobiaa nu Yehowa le, ke melé
fui, elabena metoa nya nyuia de-
ke nam o, negbe vɔ̃a ko, eya nye
Mixa, Yimla vi. Ke Yosafat gblɔ
bena: Fia meganɔ nu ƒom alea o.
9 Tete Israel-fia yɔ aƒedzikpɔlaa
de gblɔ bena: Yi dayɔ Mixa, Yimla
vi, vɛ kaba! 10 Israel-fia kple Yu-
da-fia Yosafat, wo dometɔ desiade
do fiawu bɔbɔ nɔ eƒe fiazikpui dzi
le teƒea de le Samaria ƒe agbo nu,
eye nyagblɔdilawo katã le nya
gblɔm di le wo ŋku me. 11 Tete
Zedekiya, Kenaana vi, tsɔ ga wɔ
lãdzowo gblɔ bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Esiawo natsɔ atu Aram-
tɔwo, vasede esime natsrɔ̃ wo avɔ.
12 Eye nyagblɔdilawo katã gblɔ
nya di alea gblɔ bena: Ho yi Ra-
mot le Gilead, eye àdu dzi! Ela-
bena Yehowa atsɔ wo ade asi na fia.
13 Eye dɔla, si yi Mixa yɔ ge
la, ƒo nu kplii gblɔ bena: Kpɔ da,
nyagblɔdilawo ƒe gbe sɔ, wogblɔ
nya nyui na fia la; eyata wò hã
wò nya nenɔ abe wo dometɔ deka
ƒe nya ene, eye ƒo nu nyuie. 14 Mixa
do ŋu bena: Meta Yehowa ƒe agbe:
Ne menye nya, si Yehowa ato
nam la, magblɔ o fĩ!

**Nyagblɔdila Mixa gblɔ aʋasisi di.**

15 Esi wòva fia la gbɔ la, fia
la gblɔ nɛ bena: Mixa, mího aʋa
yi Ramot le Gilead loo, alo mítasia?
Edo ŋu nɛ bena: Ho yi, eye àdu
dzi! Elabena Yehowa atsɔe ade
asi na fia. 16 Fia la gblɔ nɛ bena:
Zi nenie mata wò be, gblɔ nya-
teƒe sɔŋ ko nam le Yehowa ƒe ŋkɔ
mea? 17 Egblɔ bena: Mekpɔ Is-
rael blibo la wòka hlẽ de towo
dzi abe alẽ, siwo nu kplɔla mele
o ene. Eye Yehowa gblɔ be: Aƒe-
tɔa deke mele amesiawo nu o, wo
dome amesiame negbugbɔ yi eƒe
me le ŋutifafa me. 18 Tete Israel-
fia gblɔ na Yosafat bena: [n]Nye-
megblɔe na wò be, metoa nya
nyuia deke nam o, negbe vɔ̃a ko

oa? 19 Eye wògblɔ bena: Azɔ se
Yehowa ƒe gbe: Mekpɔ Yehowa
wòbɔbɔ nɔ anyi ɖe eƒe fiazikpui
dzi, eye dziƒoʋakɔ blibo la le tsi-
tre ƒo xlãe le eƒe ɖusi kple mia
me.[b] 20 Eye Yehowa gblɔ bena:
Ameka ayi aɖaflu Axab, ne wòa-
ɖatsi aʋa le Ramot le Gilead?
Amesi be ale, ame keme be ale.
21 Tete [d]gbɔgbɔa ɖe do va Ye-
howa ŋku me gblɔ bena: Mayi
aɖaflui. Yehowa gblɔ na bena:
Aleke nawɔe? 22 Édo ŋu bena:
Mayi [e]aɖanye aʋatsogbɔgbɔ anɔ
eƒe nyagblɔɖilawo katã ƒe nu me.
Egblɔ bena: Àte ŋu afluí, heyi
ɖawɔ nenema.

Axab ku.

23 Kpɔ ɖa, Yehowae tsɔ aʋatso-
gbɔgbɔ ɖe wò nyagblɔɖila siawo
katã nu; elabena Yehowa ɖo dzɔ-
gbevɔ̃e ɖe ŋuwò. 24 Tete Zedekiya,
Kenaana vi, te va ƒo to me na Mixa
gblɔ bena: Afika Yehowa ƒe gbɔ-
gbɔ dzo le gbɔnye yi hafi ƒo nu
kpli wò? 25 Mixa gblɔ bena: Àdze
sii le gbesigbe nasi atso xɔ me ayi
xɔ me, be naɣla ɖokuiwò. 26 Eye
Israel-fia gblɔ bena: Milé Mixa,
ne mìakplɔe yi dumegã Amon kple
fiavi Yoas gbɔ, 27 eye migblɔ be-
na: Aie fia la gblɔ esi: Mitsɔ
amesia ɖe gaxɔ me, eye mina abo-
lo viaɖe koe wòaɖu kple tsi via-
ɖe koe, vaseɖe esime magbɔ le
ŋutifafa me. 28 Mixa gblɔ bena:
Ne ètrɔ gbɔ le ŋutifafa me la, eke-
ma menye Yehowae ƒo nu to dzi-
nye o! Eye wògblɔ be: Mi dukɔ-
wo katã, miele esema?
29 Tete Israel-fia kple Yuda-fia
Yosafat wohoyi Ramot le Gilead.
30 Eye Israel-fia gblɔ na Yosafat
bena: Maɖɔ li nye awuwo, eye
mayi aʋa la nu, ke wò la, wò
awuwo nenɔ ŋuwò. Eye Israel-fia
ɖɔ li eƒe awuwo heyi aʋa la nu.
31 Ke Aram-fia ɖe se na eƒe ta-
siaɖam-amegãwo gblɔ bena: Migа
kpe kple ame tse alo amegãa ɖe-
ke o, ke boŋ mikpe kple Israel-fia
ko. 32 Eye wòva me, esime tasia-
ɖam-amegãwo kpɔ Yosafat la, wo-
gblɔ bena: Israel-fia tututu enye
sia! Tete wotrɔ ɖe eŋu, be yewoa-
kpe kplii; ke Yosafat ɖe asi ɣli-
dodo me. 33 Esime tasiaɖam-ame-
gãwo kpɔ bena, menye Israel-fiae
o la, wodzo le eŋu. 34 Ke ŋutsua
ɖe vu eƒe ɖa me heɖa ɖe ya me,
eye wòte Israel-fia le gawua kpe-
ƒe; tete wògblɔ na eƒe tasiaɖam-
kplɔla bena: [a]Trɔ, ne nakplɔm tso
aʋa la nu, elabena mexɔ abi. 35
Aʋa la nu sẽ gbemagbe, eye wo-
lé fia la ɖe tsitrenu tasiaɖam la
me le Aramtɔwo kasa; ke le fiẽ
me la eku, eye ʋu la ɖuɖu ɖe ta-
siaɖam la me. 36 Esi ɣe ɖo to la,
ɣli ɖi le asaɖa la me bena: Ame-
siame neyi eƒe du me, eye ame-
siame neyi eƒe anyigba dzi, 37 ela-
bena fia la ku! Eye wotsɔ fia la
va Samaria heɖii ɖe Samaria. 38
Wova klɔ tasiaɖam la le Samaria-
ta to, eye [f]avũwo ɖuɖɔ eƒe ʋu,
eye gbolowo va le tsi le eme,
le Yehowa ƒe nya, si wògblɔ la
nu. 39 Axab ŋutinya susɔea kple
nusiwo katã wòwɔ, nyiɖuxɔ, si
wòtu kple du, siwo katã wòtso
la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ƒe
ŋutinyagbalẽ me. 40 Eye Axab
mlɔ fofoawo gbɔ, eye via Axazya
zu fia ɖe eteƒe.[g]

Yuda-fiaɖuƒe. Yosafat.

41 [h]Yosafat, Asa vi, zu fia ɖe
Yuda dzi le Israel-fia Axab ƒe ƒe
enelia me.[i] 42 Yosafat xɔ ƒe blae-
tɔ̃ vɔ atɔ̃, esime wòzu fia, eye
wòɖu fia ƒe blave vɔ atɔ̃ le Ye-
rusalem. Dadaa ŋkɔ nye Azuba,
Silxi vinyɔnu. 43 Eto fofoa Asa
ƒe ʋe me pepepe, eye mete ɖa o,
eye wòwɔ nusi nyo le Yehowa
ŋku me. 44 Nuxeƒewo koe wo-
meɖe ɖa o, eye dukɔ la gasa vɔ
heɖo dzudzɔ le nuxeƒewo.[k] 45 Eye
Yosafat bla nu kple Israel-fia.
46 Yosafat ŋutinya susɔea, eƒe
kalẽ, si wòwɔ kple aʋa, si wòwɔ
la, woŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo ƒe
ŋutinyagbalẽ me.[l] 47 Eye wònyã
matrewɔla, siwo kpɔtɔ le fofoa
Asa ŋɔli la ɖa le anyigba dzi.
48 Fiaa ɖeke menɔ Edom o, ke
boŋ du dzikpɔlaa ɖee nye fia.[n] 49
Eye Yosafat wɔ Tarsis-ʋuwo, be
woaɖatsɔ sika tso [o]Ofir va; ke
womeɖe o, elabena ʋuawo gbã le
Ezeon-Geber. 50 Xemaɣi Axab vi
Axazya gblɔ na Yosafat bena: Na
nye ɖɔlawo kple wò ɖɔlawo nanɔ
ʋuwo me; ke Yosafat melɔ̃ o. 51
Eye Yosafat mlɔ fofoawo gbɔ, eye
woɖii ɖe fofoawo gbɔ le fofoa
Dawid ƒe du la me, eye [p]via Yo-
ram zu fia ɖe eteƒe.

[a] Kron. II. 18, 23.
[b] Nyaɖ. 6, 11.
[d] Yes. 19, 14.
[e] Yoh. 8, 44: Nyaɖ. 18, 14.
[f] 21, 19; Fia. II. 9, 26.
[g] kp. 52.
[h] kp. 41-51 kpɔ Kron. II. 20, 31 v. 21, 1.
[i] 15, 24.
[k] 15, 14: Fia. II. 12, 4.
[l] Kron. II. 17 v. 20.
[n] 15, 12.
[o] 9, 28.
[p] Fia. II. 8, 16.

Israel-fiaɖuƒe. Axazya.

52 Axazya, Axab vi, zu fia ɖe
Israel dzi le Samaria le Yuda-fia
Yosafat ƒe ƒe wuiadrelia me, eye
wòɖu fia ɖe Israel dzi ƒe eve.[b]
53 Ewɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me, eye wòto fofoa kple da-
daa ƒe ʋe me kpakple [a]Yerobeam,
Nebat vi, amesi ble Israel de nuvɔ̃
me la ƒe ʋe me. 54 Esubɔ Baal
hede ta agu nɛ, eye wòdo dziku
na Yehowa, Israel ƒe Mawu la, abe
alesi fofoa wɔ pɛpɛpɛ ene.[d]

a 12, 30.
b kp. 40.
d 16, 31–33.

---

# FIAWO ƑE AGBALẼ EVELIA.

Israel-fiaɖuƒe. Axazya lé dɔ.

1. Le Axab ƒe ku megbe la Moab
dze aglã ɖe Israel ŋu.[f] 2 Eye
[g]Axazya ge tso eƒe xɔtaxɔ ƒe fe-
sre nu le Samaria, eye dɔ dze edzi.
Tete wòɖɔ amewo gblɔ na wo
bena: Miyi [h]ɖabia nu Ekrontɔwo
ƒe mawu Baal-Zebub be, ɖe ma-
haya tso nye dɔléle sia mea? 3 Ke
Yehowa ƒe dɔla ƒo nu kple Eliya,
Tisbitɔ la bena: Tso, naɖakpe Sa-
maria-fia ƒe dɔlawo, eye gblɔ na
wo bena: [i]Esi Mawua ɖeke mele
Israel o ta, mieyina ɖe nu bia ge
Ekrontɔwo ƒe mawu Baal-Zebub
a? 4 Eyata ale Yehowa gblɔ esi:
Aba, si dzi nède la, màgaɖi le edzi
akpɔ o, ke boŋ àku. · Tete Eliya
yi. 5 Eye esi dɔlawo gbugbɔ yi
egbɔ la, ebia wo bena: Nukaŋuti
mietrɔ gbɔ? 6 Wodo ŋu nɛ bena:
Ŋutsua ɖe va kpe mí, eye wògblɔ
na mí bena: Mitrɔ gbugbɔ yi fia,
si dɔ mi ɖa la gbɔ, eye migblɔ
nɛ bena: Ale Yehowa gblɔ esi:
Esi Mawua ɖeke mele Israel o ta,
nèdɔ ame ɖo ɖa, be woaɖabia nu
Ekrontɔwo ƒe mawu Baal-Zebub
a? Eyata aba, si dzi nède la, mà-
gaɖi le edzi akpɔ o, ke boŋ àku.
7 Eye wòbia wo bena: Aleke ŋu-
tsu, si va kpe mi, eye wògblɔ nya
siawo na mi la ƒe nɔnɔme le?
8 Wodo ŋu nɛ bena: Ŋutsu la nye
[k]fume, eye wòtsɔ lãgbalẽ bla ali
dzi. Tete wògblɔ be: Eliya, Tis-
bitɔe.

Eliya na dzo ge tso dziƒo.

9 Eye wòɖɔ ame blaatɔ̃wo ƒe
amegã kple eƒe ame blaatɔ̃awo.
Esi wòva egbɔ la, kpɔ ɖa, ebɔbɔ
nɔ anyi ɖe to la ta me. Eye wò-
gblɔ nɛ bena: Mawu ƒe ame, fia
be: Ɖi va! 10 Tete Eliya do ŋu
gblɔ na ame blaatɔ̃wo ƒe amegã
bena: Nenye Mawu ƒe amee me-
nye la, ekema [l]dzo netso dziƒo,
ne wòafiã mia kple wò ame blaa-
tɔ̃awo! Tete dzo tso dziƒo hefiã
eya kple eƒe ame blaatɔ̃awo. 11
Eye wògaɖɔ ame blaatɔ̃wo ƒe ame-
gã bubu kple eƒe ame blaatɔ̃wo
ɖo ɖa. Eya xɔ edzi gblɔ nɛ bena:
Mawu ƒe ame, ale fia la gblɔ esi:
Ɖi va fififi! 12 Eliya do ŋu gblɔ
nɛ bena: Nenye Mawu ƒe amee
menye la, ekema dzo netso dziƒo,
ne wòafiã mia kple wò ame blaa-
tɔ̃awo! Tete Mawu ƒe dzo tso dzi-
ƒo hefiã eya kple eƒe ame blaa-
tɔ̃awo. 13 Egaɖɔ ame blaatɔ̃wo
ƒe amegã kple eƒe ame blaatɔ̃wo
ɖa zi etɔ̃lia. Eye ame blaatɔ̃wo
ƒe amegã etɔ̃lia yi ɖadze klo ɖe
Eliya ŋku me ƒo koko nɛ gblɔ nɛ
bena: Taflatse, Mawu ƒe ame, na
nye agbe kple wò dɔla blaatɔ̃
siawo ƒe agbe naxɔ asi le ŋkuwò
me. 14 Kpɔ ɖa, dzo tso dziƒo, eye
wòfiã ame blaatɔ̃wo ƒe amegã gbã-
tɔ eveawo kple woƒe ame blaatɔ̃a-
wo; eyata na nye agbe naxɔ asi
le ŋkuwò me. 15 Eye Yehowa ƒe
dɔlaa ɖe ƒo nu kple Eliya bena:
Yi kplii, megavɔ̃ o. Tete wòtso,
eye eya kplii woyi fia la gbɔ.

Axazya ku.

16 Eye wògblɔ nɛ bena: Ale Ye-
howa gblɔ esi: Esi Mawua ɖeke
mele Israel, ne woabia gbee ase
o ta, [l]nèdɔ ame, be woaɖabia nu
Ekrontɔwo ƒe mawu Baal-Zebub
a? Eyata aba, si dzi nède la, mà-
gaɖi le edzi akpɔ o, ke boŋ àku.
17 Ale wòku le Yehowa ƒe nya,
si Eliya gblɔ la nu. Eye [n]Yoram
zu fia ɖe eteƒe le Yuda-fia Yoram,
Yosafat vi ƒe ƒe evelia me, elabena
ŋutsuvia ɖeke mele esi o. 18 Axazya
ŋutinya susɔea kple nusi wòwɔ

e Lu. 9, 54; Nyad. 11, 5.
f 3, 5.
g Fia. I, 22, 52.
h Yes. 19, 3.
i Yes. 8, 19.
k Zax. 13, 4; Mat. 3, 4.
l kp. 3. 4.
n 3, 1.

la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ƒe
ŋutinyagbalẽ me.

###### Eliya yi dzifo.

2 Esime Yehowa le Eliya kɔ ge
ato ahom me ayi dzifoe la,
Eliya kple Elisa wotso le Gilgal.
2 Ke Eliya gblɔ na Elisa bena:
Tsi afisia, elabena Yehowa le dɔ-
yem ɖo ɖe Betel. Elisa ɖo ŋu be-
na: Meta Yehowa ƒe agbe kple wò
agbe: Ne magblẽ wò ɖi fĩ! Eye
woyi Betel. 3 Tete nyagblɔɖilawo
ƒe nusrɔ̃vi, siwo le Betel la, va
Elisa gbɔ gblɔ nɛ bena: Enyae
be, Yehowa le wò aƒetɔ kɔ ge
agbɔ tawò ayii egbea? Eɖo ŋu
bena: Nye hã menyae, mizi ɖoɖoe.
4 Eye Eliya gblɔ nɛ bena: Elisa,
taflatse, tsi afisia, elabena Yeho-
wa le dɔyem ɖe Yerixo. Eɖo ŋu
bena: Meta Yehowa ƒe agbe kple
wò agbe: Ne magblẽ wò ɖi fĩ!
Eye wova Yerixo. 5 Tete nya-
gblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃vi, siwo le Ye-
rixo la, te ɖe Elisa ŋu gblɔ nɛ
bena: Enyae be, Yehowa le wò
aƒetɔ kɔ ge agbɔ tawò ayii egbea?
Eɖo ŋu bena: Nye hã menyae,
mizi ɖoɖoe. 6 Eye Eliya gblɔ nɛ
bena: Taflatse, tsi afisia, elabena
Yehowa le dɔyem ɖe Yordan nu.
Eɖo ŋu bena: Meta Yehowa ƒe
agbe kple wò agbe: Ne magblẽ
wò ɖi fĩ! Eye woa kple eve la
woyi. 7 Eye nyagblɔɖilawo ƒe nu-
srɔ̃viwo dome ame blaatɔ̃ yi ɖa-
tsi tre ɖe wo kasa le adzɔge; ke
wo kple eve la woyi Yordan nu.
8 Tete Eliya ɖe eƒe awu ʋlaya,
eye wòŋlɔe tsɔ ƒo tsi la dzi ^e^wò-
mã ɖe akpa eve, eye woa kple
eve la woto ƒuƒuiƒe ɖi go. 9 Esi-
me woɖi go la, Eliya gblɔ na Eli-
sa bena: Bia nusi mawɔ na wò,
hafi woatsɔm adzoe le gbɔwò.
Elisa gblɔ bena: Taflatse, maxɔ
wò gbɔgbɔ ƒe ^f^akpa eve nu. 10
Eɖo ŋu bena: Ebia nu sesẽ. Ne
èkpɔ be, wotsɔm dzoe le gbɔwò
la, ekema ava me na wò; ke ne
mele alea o la, ekema mava me
o. 11 Esime wogale nu ƒom le
yiyim la, kpɔ ɖa, dzotasiaɖam kple
dzosɔwo va klã woa kple eve la
dome, eye Eliya to ahom me yi
dzifo.^g^ 12 Ke esi Elisa kpɔe la,
edo ɣli be: ^h^Fofonye, fofonye!
Israel ƒe tasiaɖam kple eƒe sɔ-
dolawo! Eye megakpɔe o. Te-
te wòlé eƒe awuwo hedze wo
ɖe akpa eve me. 13 Eye wòtsɔ
^a^Eliya ƒe awu ʋlaya, si ge le
eŋu la, eye wògbugbɔ va Yordan
nu. 14 Tete wòtsɔ Eliya ƒe awu
ʋlaya, si ge le eŋu la, ƒo tsi la
dzi hegblɔ bena: Afika Yehowa,
Eliya ƒe Mawu la le? Eya hã ƒo
tsi la dzi, eye wòmã ɖe akpa eve;
eye Elisa ɖi go ɖe egodo. 15 Esi
nyagblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃vi, ^b^siwo le
Yerixo, kpɔe le adzɔge la, wogblɔ
be: ^d^Eliya ƒe gbɔgbɔ le Elisa dzi.
Eye woyi ɖakpee hede ta agu nɛ.
16 Eye wogblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa,
ŋutsu kalẽtɔ blaatɔ̃ le wò dɔlawo
dome, na woayi ɖadi wò aƒetɔ,
ɖewohĩ Yehowa ƒe Gbɔgbɔ tsɔe
yi ɖaxlã ɖe toawo dometɔ ɖeka
dzi alo baliawo dometɔ ɖeka me.
Ke eɖo ŋu bena: Migadɔ ame ɖa
o! 17 Eye woƒoe ɖe enu, vase-
ɖe esime nya la wui, eye wògblɔ
bena: Midɔ ame ɖa! Tete wodɔ
ŋutsu blaatɔ̃ ɖa woɖadii ŋkeke
etɔ̃, ke womekpɔe o. 18 Eye wo-
gbugbɔ va egbɔ, esime wòle Ye-
rixo; ke egblɔ na wo bena: Nye-
megblɔ na mi bena: migayi oa?

###### Elisa na tsi manyomanyo trɔ zu tsi nyui le Yerixo, eye wòƒo fi ɖe ŋutsuviwo le Betel.

19 Eye duametɔwo gblɔ na Eli-
sa bena: Kpɔ ɖa, du la le teƒe
nyui, abe alesi nye aƒetɔ le ekpɔ-
mee ene; ke tsi la menyo o, eye
anyigba la na be, fu le gegem le
ame ŋu. 20 Tete wògblɔ be: Mi-
tsɔ agba yeye vɛ nam, eye miɖe
dze kɔ ɖe eme! Eye wotsɔe vɛ
nɛ. 21 Tete wòdo yi tsi la dzɔƒe
hetsɔ dze la kɔ ɖe eme gblɔ be-
na: Ale Yehowa gblɔ esi: Meyɔ
dɔ tsi sia, eye magahe ku kple
fugege vɛ azɔ o. 22 Eye tsi la
trɔ vaseɖe egbe le Elisa ƒe nya,
si wògblɔ la nu.
23 Eye wòdzo tso afima heyi
Betel. Esi wòle mɔ dzi le to liam
la, ŋutsuvi suea ɖewo do tso dua
me, eye wole alɔme ɖem le eŋu
le gbɔgblɔm bena: Tabebetɔ, lia
va, tabebetɔ, lia va! 24 Eye esi
wònyè kɔ kpɔ wo la, eƒo fi ɖe wo
le Yehowa ƒe ŋkɔ me; tete sisi-
blisi eve do tso ave me va vuvu
ɖevi blane vɔ eve le wo dome.
25 Eye wòdzo tso afima yi ^i^Kar-

^a^ kp. 8.
^b^ kp. 5, 7.
^d^ Lu. 1, 17.
^e^ Mo. II. 14, 21. 22; Yos. 3, 16.
^f^ Mo. V. 21, 17.
^g^ Mo. I. 5, 24.
^h^ 13, 14.
^i^ 4, 25.

mel-to la dzi, eye wòtrɔ tso afi-
ma heva Samaria.
[a Ps. 15, 4.]

**Israel-fiaɖuƒe. Yoram ƒe dziɖuɖu. Yoram kple Yosafat, Yuda-fia, ho aʋa ɖe Moabitɔwo ŋu.**

**3.** Yoram, Axab vi, zu fia ɖe Is-
rael dzi le Samaria le Yuda-
fia Yosafat ƒe ƒe wuienyilia me,
eye wòɖu fia ƒe wuieve.[b] 2 Ewɔ [b 1, 17.]
nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me,
ke meɖe fofoa kple dadaa nu o,
eye wòɖe [d]Baal ƒe legba, si fofoa [d Fia. I. 16, 32.]
wɔ la ɖa. 3 Negbe [e]Yerobeam, [e Fia. I. 12, 30.]
Nebat vi, amesi ble Israel ɖe nu-
vɔ̃ me la ƒe nuvɔ̃wo ŋu ko wòku
ɖo, eye meɖe asi le wo ŋu o.
4 Moab-fia Mesa enye lãnyila,
eye wòdzɔa alẽvi akpe alafa ɖe-
ka kple agbo akpe alafa ɖeka
ƒe fu na Israel-fia. 5 Ke esi
Axab ku la, Moab-fia dze aglã ɖe
Israel-fia ŋu. 6 Tete fia Yoram
ho tso Samaria gbemagbe, eye
wòtia Israel blibo la xlẽ. 7 Eye
wòyi ɖaɖɔ ame ɖo ɖe Yuda-fia
Yosafat, be wòagblɔ na be: Moab-
fia dze aglã ɖe ŋunye; àho aʋa
kplim ɖe Moab ŋua? Eɖo ŋu be-
na: Mayi kpli wò, [f]mele abe wò [f Fia. I. 22, 4.]
ene, nye dukɔ le abe wò dukɔ
ene, eye nye sɔwo le abe wò sɔ-
wo ene! 8 Egblɔ be: Mɔ ka to
ge míala ayi? Eɖo ŋu bena: Mía-
to Edom-gbedzimɔ. 9 Ale Israel-
fia kple Yuda-fia kpakple Edom-
fia woyi, eye wozɔ mɔ ŋkeke adre
sɔŋ; ke tsia ɖeke meli na aʋakɔ
la kple lã, siwo le wo ŋu la o.
10 Tete Israel-fia gblɔ bena: Ale-
le, Yehowa yɔ fia etɔ̃ siawo, be
wòatsɔ wo ade asi na Moabitɔwo. [g kp. 19.]
11 Eye Yosafat [h]gblɔ bena: Ɖe [h Fia. I. 22, 6. 7.]
Yehowa ƒe nyagblɔɖilaa ɖeke mele
afisia, ne míabia gbe Yehowa ase
oa? Tete Israel-fia ƒe dɔlawo do-
metɔ ɖeka ɖo ŋu gblɔ bena: [i]Eli- [i Fia. I. 19, 19. 21.]
sa, Safat vi, amesi de tsi asi na
Eliya la, le afi. 12 Yosafat gblɔ
bena: Yehowa ƒe gbe le esi. Eye
Israel-fia kple Yosafat kpakple
Edom-fia woyi. 13 Eye Elisa gblɔ
na Israel-fia bena: Nya ka le mía
kpli wò dome? Yi fofowò ƒe nya-
gblɔɖilawo kple dawò ƒe nyagblɔ-
ɖilawo gbɔ! Israel-fia ɖo ŋu bena:
Kpao, elabena Yehowa yɔ fia etɔ̃
siawo, be wòatsɔ wo ade asi na
Moabitɔwo. 14 Elisa gblɔ be: [k]Me- [k Fia. I. 18, 15.]
ta Yehowa Zebaot, amesi ŋku me
mele tsitre ɖo la ƒe agbe: Ɖe me-
nye Yuda-fia Yosafat ŋku mee
mesi ɖa o la, anye ne [a]nyemanyè
kɔ ayi kpɔ wò ge gɔ̃ hã o. 15 Azɔ
miyɔ kasaŋkuƒolaa ɖe ɖem! Esi-
me kasaŋkuƒola le saŋkua ƒom la,
tete Yehowa ƒe asi va edzi, 16 eye
wògblɔ bena: Ale Yehowa gblɔ
esi: Miɖe ʋewo ɖe wo nɔewo xa
le bali sia me! 17 Elabena ale
Yehowa gblɔ esi: Miele yaa ɖeke
ŋkɔ se ge o, eye miele tsidzadzaa
ɖeke kpɔ ge o, gake tsi ayɔ bali
sia me fũ, eye miawo ŋutɔ kple
miaƒe aʋakɔwo kpakple miaƒe lã-
wo miano. 18 Ke esia mesɔ gbɔ
le Yehowa ŋku me o, ke boŋ atsɔ
Moabitɔwo ade asi na mi, 19 eye
miasi du sesẽwo katã kple du ve-
viwo katã, mialã ati nyuiwo ka-
tã, miaxe tsidzɔƒewo katã, eye
miatsɔ kpe agblẽ agble nyuiwo
katãe. 20 Eye wòva me, esime
ŋu ke, eye nuɖuvɔsaɣi ɖo la, tsi
tso Edom-mɔ dzi va yɔ anyigba
la dzi fũ.
21 Eye esi Moab blibo la se be,
fiawo ho, be woawɔ aʋa kple ye-
wo la, woƒo amewo katã nu ƒu,
amesiwo bla akpa kple bubuwo
siaa, eye wodze aʋa ɖe liƒo dzi.
22 Esi woƒɔ ŋdi kanya, eye ɣe
klẽ ɖe tsia dzi la, Moabitɔwo kpɔ
tsi la tso adzɔge wòbiã abe ʋu
ene. 23 Tete wogblɔ be: Ʋue!
Fiawo tsrɔ̃, elabena wowu wo nɔe-
wo. Eyata Moab, yi ɖaha nu! 24
Eye esi wova Israel ƒe asaɖa me
la, Israel tso, eye wowu Moabi-
tɔwo, eye wosi le wo nu; ke wolũ
ɖe me hewu Moabitɔwo. 25 [g]Wo-
gbã duwo, eye wo dome amesia-
me fɔ kpewo ƒu gbe ɖe agble
nyuiwo katã me taŋtaŋ, woxe tsi-
dzɔƒewo katã, eye wolã ati nyui-
wo katã, negbe Xareset ƒe glime-
kpewo koe kpɔtɔ. Tete akafoda-
lawo ɖe to ɖee, eye woɖa wo.
26 Esi Moab-fia kpɔ be, aʋa la
wu akɔ na ye la, eɖe ŋutsu alafa
adre, siwo dia yi la, kpe ɖe edo-
kui ŋu, be yeadze ameawo ayi
Edom-fia gbɔ, ke mete ŋui o. 27
Tete wòlé eya ŋutɔ ƒe ŋgɔgbe-
viŋutsu, si le fia ɖu ge ɖe eyome
la, sa vɔe le glia dzi. Tete dɔ-
medzoe gãa ɖe va Israel dzi, eye
wodzo le egbɔ hetrɔ yi woƒe anyi-
gba dzi.

Elisa na ahosia ɖe ƒe ami sɔ gbɔ.

**4.** Eye nyɔnua ɖe tso nyagblɔ-
ɖilawo ƒe nusrɔ̃viwo ƒe srɔ̃wo
dome va gblɔ na Elisa bena: Srɔ̃-
nye, wò ɖɔla ku, eye ènyae bena,
wò ɖɔla vɔ̃a Yehowa. Azɔ fetɔ
va, be yealė vinyewo kple eve
awɔ kluviwoe. 2 Elisa gblɔ nɛ
be: Nuka mawɔ na wòa? Gblɔe
nam, nuka le asiwò le aƒe me?
Eɖo ŋu be: Naneke mele wò ɖɔla
si le aƒe me o, negbe [b]amigoe
ɖeka ko. 3 Eye wògblɔ be: Yi
gbɔdome naɖaɣe goewo le wò aƒe-
likawo katã si; goe gbɔlowo woa-
nye, eye woasɔ gbɔ. 4 Emegbe
nayi xɔ me ado ʋɔ ɖe mia kple
viwòŋutsuwo nu, eye naku ami la
ɖe goeawo katã me; ne ɖeka yɔ
la, natee ɖe axa dzi. 5 Eye wò-
dzo le egbɔ ɖado ʋɔ ɖe eya kple
viaŋutsuwo nu; woawo le goeawo
tsɔm nɛ, eye wòle ekum ɖe wo
me. 6 Esime goeawo yɔ vɔ la,
egblɔ na viaŋutsu be: Gatsɔ goe
ɖeka ɖo ɖem. Eɖo ŋu nɛ be: Goea
ɖeke megali o. Tete ami la nu
tso. 7 Tete wòɖagblɔe na Mawu
ƒe ame la. Eɖo ŋu nɛ be: Yi ɖa-
dzra ami la, ne natsɔ axe ŋuwò
fewoe, eye natsɔ susɔea anyi mia
kple viwòwoe.
8 Eva me gbe ɖeka be, Elisa yi
[d]Sunem, eye nyɔnu hotɔa ɖe le
afima, amesi ƒoe ɖe enu be, wòa-
ɖu nu kplii. Eye ne eva yina go-
doo la, edzea afima heɖua nu. 9 Eye
nyɔnu la gblɔ na srɔ̃a bena: Kpɔ
ɖa, medze sii be, Mawu ƒe ame
kɔkɔea ɖe nye esia va nɔa mía
gbɔ tom godoo. 10 Na míatu xɔ-
via ɖe ɖe xɔta, míatre eŋu, eye
míatsɔ abati, kplɔ̃ kple ablegɔ kpa-
kple akaɖiti aɖa ɖe eme nɛ, eye
ne eva mía gbɔ la, ne wòadze afi-
ma. 11 Gbe ɖeka la eva afima,
eye wòdze xɔtaxɔ la me hetsi afi-
ma dɔ. 12 Eye wògblɔ na eƒe ɖe-
kakpui Gexazi bena: Yi ɖayɔ Su-
nem-nyɔnu sia vɛ. Tete wòɖayɔe,
eye wòva tsitre ɖe eŋku me. 13
Eye wògblɔ nɛ bena: Gblɔ na nyɔ-
nu la be: Kpɔ ɖa, èdze agbagba
siawo katã le mía ta, nuka woa-
wɔ na wò? Nyaa ɖe le mia kple
fia la alo aʋafia domea? Eɖo ŋu
bena: Mía detɔwo dome mele. 14
Tete wògblɔ be: Nuka gɔ̃ woawɔ
nɛ? Gexazi ɖo ŋu be: Vi mehele
esi o ɖe, eye srɔ̃a ku amegã. 15
Eye wògblɔ be: Yi ɖayɔe ɖa! Esi
wòyɔe ɖa wòva tsitre ɖe ʋɔtrua
nu la, 16 egblɔ bena: Le ƒe, si
gbɔna ƒe wɔale siawo ɣi la, [a]ŋu-
tsuvi anɔ alɔto na wò. Egblɔ be-
na: Kpao, nye aƒetɔ, Mawu ƒe ame,
megaflu wò ɖɔlanyɔnu o! 17 Eye
nyɔnu la fɔ fu, eye wòdzi ŋutsuvi
le ɣeyiɣi, si Elisa gblɔ nɛ la dzi.
18 Esi ɖevia tsi la, eva me gbe
ɖeka be, eyi fofoa gbɔ le nuŋe-
lawo gbɔ. 19 Tete wògblɔ na fo-
foa be: Nye ta, nye ta! Eye wò-
gblɔ na ɖekakpuia ɖe be: Kɔe
yi na dadaa! 20 Tete wòkɔe yi na
dadaa, eye wòlée ɖe akɔ, vaseɖe
esime wòku le ŋdɔ me. 21 Eye
wòyi ɖatsɔe mlɔ Mawu ƒe ame la
ƒe aba dzi, eye wòdo go heɖo ʋɔa
ɖe enu. 22 Eye wòyɔ srɔ̃a gblɔ
be: Taflatse, ɖo ɖekakpuiawo do-
metɔ ɖeka kple tedzinɔwo dometɔ
ɖeka ɖem, ne maɖe abla ayi Ma-
wu ƒe ame la gbɔ magbɔ. 23 Eye
wògblɔ bena: Nukata nèbe, yeayi
ɖo, egbe mehenye dzinu yeye alo
dzudzɔgbe oa? Eɖo ŋu bena:
Enyo! 24 Eye wòbla akpa na te-
dzinɔ la hegblɔ na eƒe ɖekakpui
be: Nɔ ekpɔkplɔ dzi, eye mega-
tɔm ɖe afia ɖeke o, negbe ɖeko
magblɔe na wò hafi. 25 Ale wòyi
heva Mawu ƒe ame la gbɔ [e]le Kar-
mel-to la dzi. Eye wòva me, esi
Mawu ƒe ame kpɔe le adzɔge la,
egblɔ na eƒe ɖekakpui Gexazi be-
na: Kpɔ Sunami-nyɔnu la enye
keme ɖa. 26 Eyata ƒu du yi ɖa-
kpee, eye gblɔ nɛ bena: Eɖoa,
srɔ̃wò ɖoa, viwo ɖoa? Eɖo ŋu be:
Woɖo! 27 Eye wòyi Mawu ƒe ame
la gbɔ le toa dzi helé eƒe afɔwo.
Tete Gexazi va, be yeafee ɖa;
ke Mawu ƒe ame la gblɔ bena:
Ɖe, asi le eŋu, elabena eƒe dzi le
nu xam, gake Yehowa ɣlae ɖem,
eye medee fiam o. 28 Eye nyɔnu
la gblɔ be: Ɖe mebia vi nye aƒe-
tɔa? [f]Nyemegblɔ be, megaflum
oa? 29 Tete wògblɔ na Gexazi
bena: Bla wò ali dzi, eye natsɔ
nye atikplɔ ɖe asi ayi. Ne èɖo
go amea ɖe la, [g]megaɖo gbe nɛ
o, eye ne amea ɖe do gbe na wò
la, megalɔ̃ nɛ o, eye natsɔ nye
atikplɔ la aɖa ɖe ŋutsuvi la ƒe
mo. 30 Tete ŋutsuvi la dada gblɔ
bena: Meta Yehowa ƒe agbe kple

[a] Mo. 1. 18, 10 14.
[b] Fia. 1. 17, 12.
[d] Yos. 19, 18.
[e] 2, 25.
[f] kp. 16.
[g] Lu. 10, 4.

wò amea siaa: Ne magblẽ wò ɖi
fĩ! Ale wòtso hedze eyome. 31
Ke Gexazi dze wo ŋgɔ va tsɔ ati-
kplɔ la da ɖe ŋutsuvi la ƒe mo,
gake gbea ɖeke meɖi o, eye mese
naneke o. Tete wògbugbɔ va kpee
hetoe nɛ gblɔ bena: Ŋutsuvi la
menyɔ o. 32 Eye esi Elisa va xɔa
me la, kpɔ ɖa, ɖevi la ku wotsɔ mlɔ
eƒe aba dzi. 33 Eye wòge ɖe eme
hedo ʋɔa ɖe woa kple eve la nu,
eye [b]wòdo gbe ɖa na Yehowa. 34
Emegbe wòde aba la dzi hetsyɔ
akɔ ɖe ɖevi la dzi; etsɔ yeƒe nu ɖo
eƒe nu, yeƒe ŋku ɖo eƒe ŋku dzi, eye
wòtsɔ yeƒe asi ɖo eƒe asiwo me,
eye wòdra ɖe edzi, vaseɖe esime
dzo ɖo lã me na ɖevi la.[d] 35 Eme-
gbe wòtrɔ hezɔ le xɔa me yi afi
zi ɖeka kple afime zi ɖeka; eye
wòde aba la dzi hetsyɔ akɔ ɖe
edzi. Tete ŋutsuvi la nyè zi adre,
eye ŋutsuvi la ʋu ŋku. 36 Eye
wòyɔ Gexazi gblɔ bena: Yɔ Su-
nami-nyɔnu sia vɛ. Esi wòɖayɔe
wòva egbɔ la, egblɔ be: [e]Kɔ vi-
wò la. 37 Tete wòyi ɖabɔbɔ ɖe
eƒe afɔ nu hede ta agu, eye wò-
kɔ via hedo go dzo.

**Elisa wɔ nu maɖumaɖua wòtrɔ zu nu ɖuɖu, eye ame geɖewo ɖui.**

38 Emegbe Elisa gbugbɔ va Gil-
gal. Eye dɔ to le anyigba dzi,
eye nyagblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃viwo
bɔbɔ nɔ eŋku me. Tete wògblɔ
na eƒe ɖekakpui bena: Ðo ze gã
dzoe, ne naɖa nu na nyagblɔɖi-
lawo ƒe nusrɔ̃viawo. 39 Tete wo
dometɔ ɖeka yi gbe me, be yea-
da ama, eye wòkpɔ gbemekaa ɖe,
eye wògbe treklɔnuwo le edzi lɔ
ɖe avɔ me fũ, eye wògbɔ va flii
ɖe zea me, ke womedze sii o. 40
Eye wotrɔe tsɔ ɖo ameawo kɔ me,
be woaɖu. Ke esi woɖu nua ɖe
la, wodo ɣli be: Mawu ƒe ame, ku
le zea me! Eye womete ŋu ɖui o.
41 Tete wògblɔ be: Ekema miku
wɔ vɛ. Eye wòtsɔe kɔ ɖe zea me
gblɔ be: Mitrɔe ɖo ameawo kɔ
me, ne woaɖu. Eye nu vɔ̃ɖia ɖe-
ke meganɔ zea me o.
42 Eye ŋutsua ɖe tso Baal-Sa-
lisa tsɔ lubolo blave, siwo nye
nuku gbãtɔwo ƒe abolo kple bli
tɔtɔe ɖe kotoku me vɛ na Mawu
ƒe ame ła; ke eya gblɔ be, wòa-
tsɔe na ameawo, ne woaɖu. 43 Eƒe
dɔla ɖo ŋu be: Aleke [g]matsɔ nu-
sia aɖo ame alafa kɔ me? Egblɔ
bena: Tsɔe na ameawo, ne woa-
ɖu, elabena ale Yehowa gblɔ esi:
Woaɖu nu wòakpɔtɔ. 44 Eye wò-
tsɔe ɖo wo kɔ me, eye woɖui wò-
kpɔtɔ le Yehowa ƒe nya la nu.[a]

**Elisa yɔ dɔ anyidzela Naeman tso Siria.**

5 Naeman enye Aram-fia ƒe aʋa-
fia, exɔ ŋkɔ le eƒe aƒetɔ gbɔ,
eye bubu le eŋu, elabena eya dzi
Yehowa to na dziɖuɖu Aram; enye
kalẽtɔ, gake edze anyi. 2 Eye Aram-
tɔwo ƒe adzohawo ho, eye woɖe
aboyo nyɔnuvi suea ɖe tso Israel-
nyigba dzi, eye wònɔ Naeman srɔ̃
gbɔ. 3 Eya gblɔ na eƒe aƒenɔ
bena: Oo, ne nye aƒetɔ aɖe nya-
gblɔɖila, si le Samaria gbɔ la! ayɔ
dɔ eƒe anyi la nɛ. 4 Eye wòyi
ɖagblɔe na eƒe aƒetɔ bena: Ale
kple ale nyɔnuvi, si tso Israel-
nyigba dzi la, gblɔ esi. 5 Tete
Aram-fia gblɔ bena: Yi, eye maɖo
agbalẽ ɖe Israel-fia. Eye wòyi
hetsɔ klosalo talento ewo kple sika
sekel akpe aɖe kpakple atsyɔ̃ɖo-
wu ewo ɖe asi. 6 Eye wòtsɔ agbalẽ
la vɛ na Israel-fia; eme nya enye:
Ne agbalẽ sia su asiwò la, ekema
nanyae be, nyee dɔ nye dɔla Nae-
man ɖe gbɔwò, be nayɔ dɔ eƒe
anyi la nɛ. 7 Esi Israel-fia xlẽ
agbalẽa la, edze eƒe awuwo gblɔ
bena: Mawue menye, ne mawu
ame agagbɔ agbee, hafi amesia
dɔ ame ɖo ɖe gbɔnye, be mayɔ dɔ
anyi na ŋutsu sia? [f]Midze sii ko-
koko be, mɔnu dim wòle le ŋunye.
8 Ke esi Elisa, Mawu ƒe ame
la se be, Israel-fia dze eƒe awuwo
la, edɔ ame ɖo ɖe fia la gbɔ, ne
woagblɔ nɛ bena: Nukaŋuti nèdze
wò awuwo? Ðoe ɖe gbɔnye, ne
wòadze sii be, nyagblɔɖilaa ɖe le
Israel. 9 Ale Naeman kple eƒe
sɔwo kple eƒe tasiaɖam va tɔ ɖe
Elisa ƒe aƒe nu. 10 Eye Elisa dɔ
ame ɖo ɖee, ne woagblɔ nɛ be: Yi
ɖale tsi zi adre le Yordan me,
ekema wò ŋutigbalẽ aɖɔ ɖo, eye
wò ŋuti akɔ. 11 Tete Naeman bi
dzi hedzo gblɔ bena: Kpɔ ɖa, nyea
mebu be, ɖe wòle dodo ge ava
gbɔnye, eye wòate ɖe ŋunye ayɔ
Yehowa, eƒe Mawu ƒe ŋkɔ, eye
wòatsɔ eƒe asi alili ɖe teƒeawo,
eye wòayɔ dɔ anyia hĩ! 12 Ðe
Damasko-tɔsisiwo, Amana kple

[a] Mat. 16,9.10.
[b] Do. 9,40.
[d] Fia. I. 17,21.
[e] Lu. 7,15; Heb. 11,35.
[f] Fia. I. 20,7.
[g] Yoh. 6,9; Mat. 15,38.

Farfar, menyo wu Israel-tɔsisiwo
katã oa? Ɖe nyemale tsi le wo
me,eye ŋunye nakɔ oa? Eye wò-
trɔ dzo kple dziku. 13 Tete eƒe
dɔlawo va egbɔ ƒo nu kplii gblɔ
bena: Mía fofo, ne nyagblɔɖila
gblɔ nu sesẽa ɖe na wò la, mà-
wɔe oa? Kakaka wògblɔ na wò
be: Ɖale tsi, ne ŋuwò nakɔ! 14
Tete wòɖi abu yi ɖado ɖi ɖe Yor-
dan me zi adre le Mawu ƒe ame
ƒe nya la nu, eye [a]eƒe ŋutigbalẽ [a] Lu. 4, 27.
zu abe ŋutsuvi dzaa ɖe ƒe ŋuti-
gbalẽ ene, eye eŋuti kɔ. 15 Tete
eya kple eƒe ameha blibo la wo-
gbugbɔ va Mawu ƒe ame la gbɔ,
eye wòva egbɔ gblɔ bena: Kpɔ
ɖa, azɔ medze sii bena, mawu ɖeke
mele anyigba blibo la dzi o, ne-
gbe le Israel ko. Eyata xɔ [b]nu- [b] kp. 5.
nanaa ɖe tso wò dɔla si! 16 Ke
egblɔ be: Meta Yehowa, amesi
ŋku me mele tsitre ɖo la ƒe agbe:
Ne maxɔ nane fĩ! Eye wòƒoe ɖe
enu, be wòaxɔe, ke egbe. 17 Nae-
man gblɔ bena: Ne ele alea la,
ekema na woaku anyi tedzisɔ eve
ƒe tsɔtsɔ nu na wò dɔla, elabena
wò dɔla magasa numevɔ kple
akpedavɔ na mawu bubuwo azɔ
o, negbe Yehowa ko. 18 Negbe
esia ko Yehowa natsɔ ake eƒe dɔla:
Nenye be, nye aƒetɔ yi Rimon ƒe
me, be wòade ta agu le afima, eye
[d]wòzio ɖe nye alɔ ŋu la, ekema [d] 7, 2.
nye hã made ta agu le Rimon ƒe
me; Yehowa natsɔ gbe, siwo mado
ɖa le Rimon ƒe me la, ake eƒe dɔla.

Elisa he to na Gexazi kple anyi le eƒe ŋokuku ta.

19 Egblɔ nɛ bena: Heyi le ŋuti-
fafa me ! Eye esi wòdzo le egbɔ
eyome bu vie la, 20 Mawu ƒe ame
Elisa ƒe ɖekakpui Gexazi gblɔ be-
na: Kpɔ ɖa, nye aƒetɔ gbe nusi
Aramtɔ Naeman tsɔ vɛ la, xɔxɔ
le esi. Meta Yehowa ƒe agbe:
Ne nyemaƒu du adze eyome aɖa-
xɔ nane le esi o fĩ! 21 Tete Ge-
xazi dze Naeman yome. Esi Nae-
man kpɔ be, amea ɖe ƒu du kplɔe
ɖo la, eɖi go le eƒe tasiaɖam la
me yi ɖakpee gblɔ bena: Wo katã
dɔa? 22 Eɖo ŋu bena: Wodɔ! Nye
aƒetɔe ɖom ɖa be, magblɔ be: Kpɔ
ɖa, fifi laa ɖekakpui eve tso Efra-
yim-to dzi le nyagblɔɖilawo ƒe
nusrɔ̃viwo dome va dze gbɔnye;
taflatse, tsɔ klosalo talento ɖeka
kple atsyɔ̃ɖowu eve na wo. 23
Naeman ɖo ŋu be: Ne enyo ŋuwò
la, xɔ talento eve. Eye wòƒoe ɖe
enu, eye wòbla klosalo talento eve
ɖe kotoku eve me hekpe ɖe atsyɔ̃-
ɖowu eve ŋu, eye wòtsɔ wo de
eƒe ɖekakpui eve si wotsɔ dze
eŋgɔe. 24 Esi wova ɖo togbɛa gbɔ
la, exɔ wo le wo si hetsɔ dzra ɖo
ɖe eƒe me, eye wòɖo mɔ ŋutsua-
wo wodzo. 25 Ke eya va tsi tre
ɖe eƒe aƒetɔ gbɔ. Tete Elisa biae
bena: Afika nètso, Gexazi? Eɖo
ŋu bena: Wò dɔla medo de afi
alo afime o! 26 Eye wògblɔ nɛ
bena: Nye dzi de kpli wò tso, esi-
me ŋutsua ɖe trɔ heɖi go le eƒe
tasiaɖam me va kpe wò. Alo klo-
salo kple awuwo, amitiwo kple
weingblewo, alẽwo kple nyiwo,
dɔlaŋutsuwo kple dɔlanyɔnuwo
xɔɣi enye esia? 27 Eyata Naeman
ƒe anyi la ade ɖe mia kple wò
dzidzimeviwo ŋu tegbee! Tete wò-
dzo le eŋku me, eye anyi ƒo de
eŋu fu kpii.

Elisa na ga ƒu tsi.

6. Eye nyagblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃-
viwo gblɔ na Elisa bena: Kpɔ
ɖa, teƒe, si míele le gbɔwò la, xaxa
na mí akpa. 2 Na, ne míayi Yor-
dan nu, eye mía dome amesiame
natsɔ ati tso afima vɛ, ne míawɔ
nɔƒe ɖe afima, afisi míanɔ. Eɖo
ŋu na wo bena: Miheyi! 3 Eye
wo dometɔ ɖeka gblɔ bena: Ne
edze ŋuwò la, ekema yi kpli mí.
Eɖo ŋu bena: Mayi! 4 Tete wòyi
kpli wo, eye wova Yordan nu heɖe
asi atilalã me. 5 Esime wo do-
metɔ ɖeka le atia lãm la, fía la
ge ɖe tɔa me. Tete wòdo ɣli gblɔ
bena: Ao, nye aƒetɔ, ɖe meɣee!
6 Eye Mawu ƒe ame la gblɔ bena:
Afika wòge dze? Efia teƒe lae,
eye wòlã ati tsɔ ƒu gbe ɖi, tete
fia la ho ɖe dzi. 7 Eye wògblɔ
be: Lée! Tete wòdo asi ɖa lée.

Woƒo Aramtɔwo kple ŋkuagbã.

8 Eye Aram-fia ho aʋa ɖe Is-
rael ŋu, eye wòɖe aɖaŋu kple eƒe
dɔlawo gblɔ bena: Afi kple afime
maƒu nye asaɖa ɖo. 9 Ke Mawu
ƒe ame la dɔ ame ɖo ɖe Israel-fia,
ne woagblɔ nɛ bena: Kpɔ nyuie,
ne màgato teƒe sia ŋu ayi o, ela-
bena Aramtɔwo ƒu asaɖa anyi ɖe
afima. 10 Eye Israel-fia dɔ ame
ɖe teƒe, si Mawu ƒe ame la fiae

hexlɔ̃ nui le eŋu la, eye wòkpɔ
eɖokui dzi nyuie le afima ŋu; me-
nye zi ɖeka o, eye menye zi eve
o. 11 Tete Aram-fia ƒe dzi de asi
dzodzo me nyanyanya le nya sia
ŋuti, eye wòyɔ eƒe dɔlawo gblɔ
na wo bena: Miate ŋu agblɔe nam
mia dometɔ, si le Israel-fia la dzi
dem oa? 12 Tete eƒe dɔlawo do-
metɔ ɖeka gblɔ bena: Kpao, nye
aƒetɔ fia, ke boŋ nyagblɔɖila Elisa,
si le Israel lae, nɔa wò nya, siwo
nègblɔna le wò xɔgã me la, gblɔm
na Israel-fia. 13 Egblɔ be: Miyi
ɖakpɔ afisi wòle, ne madɔ ame ɖa,
ne woalée vɛ. Eye wova gblɔ nɛ
be: Kpɔ ɖa, ele Dotan. 14 Tete
wòɖɔ sɔwo kple tasiaɖamwo kple
aʋakɔ gãa ɖe ɖo ɖe afima, eye
wova le zã me heɖe to ɖe dua.
15 Esi Mawu ƒe ame la ƒe dɔla fɔ
ŋdi kanya, eye wòdo go la, kpɔ
ɖa, aʋakɔa ɖe kple sɔwo kpakple
tasiaɖamwo ɖe to ɖe dua. Eye
eƒe ɖekakpui la gblɔ bena: Oo, nye
aƒetɔ, nuka wɔ ge míala? 16 Eɖo
ŋu bena: Megavɔ̃ o, elabena ame-
siwo le mía dzi la, sɔ gbɔ wu ame-
siwo le wo dzi.[b] 17 Eye Elisa do
gbe ɖa gblɔ bena: Yehowa, ʋu
eƒe ŋkuwo, ne wòakpɔ nu! Tete
Yehowa ʋu ɖekakpui la ƒe ŋku-
wo, eye wòkpɔ nu, eye kpɔ ɖa,
dzosɔwo kple dzotasiaɖamwo le
to la ŋu kpaŋkpaŋ ƒo xlã Elisa.
18 Esi woɖi abu va egbɔ la, Elisa
do gbe ɖa na Yehowa gblɔ bena:
Na ameha sia ƒe ŋku nagbã! Eye
[d]wòna woƒe ŋkuwo gbã le Elisa
ƒe nya la nu. 19 Eye Elisa gblɔ
na wo bena: Menye mɔ lae nye
esia o, eye menye du lae nye esia
o; mikplɔm ɖo, ne makplɔ mi yi
ŋutsu, si dim miele la gbɔe. Eye
wòkplɔ wo yi Samaria. 20 Esime
wova Samaria la, Elisa gblɔ be:
Yehowa, ʋu amesiawo ƒe ŋkuwo,
ne woakpɔ nu! Tete Yehowa ʋu
woƒe ŋkuwo, eye wokpɔ be, ye-
wole Samaria titina. 21 Esi Israel-
fia kpɔ wo la, egblɔ na Elisa bena:
Fofonye, madza woa? Madza woa,
fofonye? 22 Eɖo ŋu bena: Mega-
dza wo o! Ɖe nèbe, yeadza ame-
siwo mètsɔ wò yi kple wò dati
ɖe aboyoe o la? [g]Tsɔ abolo kple
tsi ɖo wo kɔ me, ne woaɖu nu ano
nu, eye woayi woƒe aƒetɔ gbɔ.
23 Tete wòwɔ amedzro gãa ɖe na
wo, woɖu nu no nu, eye wòɖo mɔ
wo woyi woƒe aƒetɔ gbɔ. Eye
Aramtɔwo ƒe adzohawo megava
Israel-nyigba dzi kpɔ o.

Dɔwuame va Samaria.

24 Esia megbe la Aram-fia Ben-
Hadad ƒo eƒe aʋakɔ blibo la nu
ƒu, eye wòho va ɖe to ɖe Samaria.
25 Eye dɔ gãa ɖe to le Samaria;
kpɔ ɖa, woɖe to ɖee, vaseɖe esi-
me tedzita ɖeka xɔ klosalo sekel
blanyi, eye ahɔnemi kab eneliawo
ɖeka xɔ klosalo sekel atɔ̃. 26 Esi-
me Israel-fia le tsa ɖim le gli dzi
la, nyɔnua ɖe do ɣli yɔe gblɔ be-
na: Nye aƒetɔ fia, xɔ nam! 27 Eɖo
ŋu bena: Esi Yehowa mele xɔ-
xɔm na wò o la, afika nyea mato
axɔ na wò? Lugbɔƒe loo alo wein-
fiãƒea? 28 Fia la gagblɔ nɛ be-
na: Nya ka le asiwò? Eɖo ŋu
bena: Nyɔnu sia gblɔ nam be: Tsɔ
viwòŋutsu míaɖu egbea, eye mía-
ɖu vinyeŋutsu etsɔ. 29 Eye míeɖa
vinye heɖu. Ke esi ŋu ke, eye
megblɔ nɛ be: tsɔ viwò míaɖu la,
kpɔ ɖa, etsɔ via ɣla.[a] 30 Esime
fia la se nyɔnua ƒe nyawo la, edze
eƒe awuwo hele tsa ɖim le glia
dzi; eye dukɔ la kpɔe be, eta akpa-
nya ɖe eƒe awuwo te. 31 Eye
wògblɔ bena: Mawu afiam aga-
fiam ɖe dzi, ne Elisa, Safat vi
ƒe ta aganɔ eŋu fi! 32 Esi Elisa
bɔbɔ nɔ eƒe me, eye ame tsitsiwo
bɔbɔ nɔ egbɔ la. fia la dɔ ame ɖo
ɖe eŋgɔ. Ke hafi dɔla la nava
egbɔ la. egblɔ na ame tsitsiawo
bena: Miele ekpɔm be, hlɔ̃mevi
sia dɔ ɖo ɖa, be woatso ta le nu-
nyea? Miɖo ŋku anyi, ne dɔla la
va la, ekema mitutui kple ʋɔtru,
eye miɖo ʋɔa! Ɖe menye eƒe
aƒetɔ ƒe afɔzi le eyome gbɔna oa?
33 Ke esi wògale nu ƒom kpli wo
la, kpɔ ɖa, fia la do ɖe egbɔ gblɔ
bena: Kpɔ ɖa, dzɔgbevɔ̃e sia [e]tso
Yehowa gbɔ, nukata maganɔ mɔ
kpɔm na Yehowa?

Elisa ɖe gbe fã ɣeyiɣi nyui, si ava Samaria
le Aramtɔwo ƒe sisi megbe la.

7 Tete Elisa gblɔ bena: Se Ye-
• howa ƒe gbe! [f]Ale Yehowa
gblɔ esi: Etsɔ wɔale siawo la wɔ
memee dzidzenu ɖeka axɔ sekel
ɖeka, eye lu dzidzenu eve axɔ
sekel ɖeka le Samaria ƒe agbo nu.
2 Ke fia ŋu me, [h]si ƒe alɔ ŋu fia la

a Mo. V. 28, 53.
b Kron. II. 32, 7.
d Mo. I. 19, 11.
e Am. 3, 6.
f kp. 16.
g Lod. 25, 21; Kron. II. 28, 15.
h kp. 17; 5, 18.

ziɔ ḍo la, ḍo ŋu na Mawu ƒe ame
gblɔ bena: Kpɔ ḍa, ne Yehowa
aḍe fesre ḍe dziƒo ŋu hã la, ḍe
esia ava mea? Eḍo ŋu nɛ be:
Kpɔ ḍa, àkpɔe kple wò ŋkuwo,
ke màḍu ḍeke o!
3 Eye anyidzela ene [a]le agboa [a] Mo. III. 13, 46.
nu, amesiwo gblɔ na wo nɔewo
bena: Nukaŋuti míanɔ afisia, va-
seḍe esime míaku? 4 Ne míebe,
míayi dua me la, ekema míaku ḍe
afima, elabena dɔwuame le dua
me; eye ne míetsi afisia hã, kuku
ge míala. Eyata mina míayi Aram-
tɔwo ƒe asaḍa me aḍabu aka na
wo! Ne wona míetsi agbe la, eke-
ma míetsi agbe; [b]ne wowu mí la, [b] Est. 4, 16.
ekema ḍe míeku. 5 Esi anyigba le
tsyɔtsyɔm la, wodze mɔ, beyewoa-
yi Aramtɔwo ƒe asaḍa me. Eye
esi wova Aramtɔwo ƒe asaḍa ƒe
mlɔenu la, kpɔ ḍa, amea ḍeke mele
afima o. 6 Elabena Aƒetɔ la na
Aram-ʋaʋakɔ la se [d]tasiaḍamwo [d] 19, 7.
kple sɔwo kpakple ʋaʋakɔ gãa ḍe [e] kp. 1.
ŋkɔ; tete wogblɔ na wo nɔewo
bena: Kpɔ ḍa, Israel-fia tsɔ ʋaʋa
Xiti-fiawo kple Egipte-fiawo ḍe
mía ŋu, be woava dze mía dzi. 7
Tete wotso hesi, esime anyigba le
tsyɔtsyɔm, eye wogblẽ woƒe asaḍa
ḍi, abe alesi wòle ene; wogblẽ woƒe [f] kp. 2.
agbadɔwo, sɔwo kple tedziwo ḍi,
eye wosi heḍe woƒe agbe. 8 Esi
anyidzelawo va asaḍa ƒe mlɔenu
hege ḍe agbadɔa ḍe me la, woḍu
nu no nu, eye wotsɔ klosalo kple
sika kpakple awuwo le eme ḍaḍe
do. Emegbe woyi agbadɔ bubu
me, eye wotsɔ nu le eme ḍaḍe do.
9 Tete wogblɔ na wo nɔewo bena:
Menye nu nyui enye esia wɔm
míele o, elabena egbe enye du
nyui xɔgbe. Ne míelala, vaseḍe ŋu
ke la, ekema míaḍi fɔ; eyata mina
míayi aḍagblɔe le fia ƒe me. 10
Eye woyi ḍayɔ dua ƒe agbonu-
dzɔlawo gblɔ na wo bena: Míeḍe
Aramtɔwo ƒe asaḍa me, eye kpɔ [g] 4, 35.
ḍa, amea ḍeke meli o, eye ame-
gbetɔ ƒe gbe meḍi o, ke boŋ woḍe
ka sɔwo kple tedziwo ḍi, eye agba-
dɔwo li, abe alesi wole ene. 11
Woyɔ agbonudzɔlawo, eye woawo
ḍagblɔe le fia ƒe me.
12 Tete fia la fɔ le zã gblɔ na
eƒe dɔlawo bena: Magblɔe na mi,
nusi Aramtɔwo be, yewoawɔ mi.
Wonyae bena, dɔ le mía wum,
eyata wodzo le asaḍa la me yi
ḍayla ḍe gbe me gblɔ bena: Ne
wodo tso dua me la, ekema míalé
wo agbagbe, eye míage ḍe dua me.
13 Eye eƒe dɔlawo dometɔ ḍeka
xɔ edzi gblɔ bena: Na woaḍe sɔ
atɔ̃ tso sɔ, siwo kpɔtɔ ḍe dua me
la me, ḍewohĩ ava me na wo abe
Israel ƒe ameha blibo, si kpɔtɔ la
ene, alo ava me na wo abe Israel
ƒe ameha blibo, si ku la ene; eye
na míaḍɔ ame woaḍakpɔe ḍa. 14
Tete woḍe tasiaḍam eve kple sɔ-
wo, eye fia la ḍɔ wo ḍe Aramtɔwo
ƒe asaḍa me gblɔ bena: Miyi ḍa-
kpɔe ḍa! 15 Eye wodze wo yome
vaseḍe kekeke Yordan nu, eye
kpɔ ḍa, mɔ blibo la dzi yɔ fũ kple
awuwo kple ʋawɔnuwo, siwo
Aramtɔwo tsɔ ƒu gbe, esime wole
sisim. Eye dɔlawo gbugbɔ va
gblɔe na fia la. 16 Tete dukɔ la
do go ḍaha Aramtɔwo ƒe asaḍa
la, eye wɔ memee dzidzenu ḍeka
xɔ sekel ḍeka [e]le Yehowa ƒe nya
la nu.
17 Ke fia la ḍe fia ŋu me, si ƒe
alɔ ŋu wòziɔna ḍo la, ḍo agbo la
nu, eye dukɔ la fanyae ḍe agbo
la nu wòku, abe alesi Mawu ƒe
ame la gblɔ, esime fia la va egbɔ
ene.[f] 18 Elabena esi Mawu ƒe ame
la gblɔ na fia la bena, lu dzidzenu
eve axɔ sekel ḍeka, eye wɔ me-
mee dzidzenu ḍeka axɔ sekel ḍeka
le Samaria ƒe agbo nu etsɔ wɔale
siawo la, 19 fia ŋu me la ḍo ŋu na
Mawu ƒe ame la gblɔ bena: Kpɔ
ḍa, ne Yehowa ḍe fesre ḍe dziƒo
ŋu hã la, ḍe nusia ava mea? Eye
wògblɔ be: Kpɔ ḍa, àkpɔe kple
wò ŋkuwo, gake màḍu ḍeke o.
20 Eva me nɛ nenema, eye dukɔ
la fanyae ḍe agbo la nu wòku.

Elisa kpe ḍe Sunem-nyɔnu la ŋu le ƒe adre
dɔwuame la ŋgɔ kple megbe.

8. Eye Elisa ƒo nu kple nyɔnu,
[g]si ƒe vi wògbɔ agbee la, gblɔ
bena: Mia kple aƒewòmetɔwo mi-
tso, ne miaḍanye amedzro le afi-
siafi, si ke miekpɔ; elabena Ye-
howa le dɔwuame he ge vɛ ƒe adre,
eye ele anyigba dzi xoxo. 2 Tete
nyɔnu la kple eƒemetɔwo dze mɔ,
eye wòwɔ, abe alesi Mawu ƒe ame
gblɔ ene, eye wòḍanye amedzro
le Filistitɔwo ƒe anyigba dzi ƒe
adre. 3 Esi ƒe adrea nu yi vɔ la,

nyɔnua gbugbɔ tso Filistitɔwo ƒe
anyigba dzi, eye wòyi, be yeaɖe
kuku na fia la le eƒe aƒe kple eƒe
agble ta. 4 Eye fia la le nu ƒom
kple Mawu ƒe ame ƒe ɖekakpui
Gexazi bena: Taflatse, gblɔ nu
gã nu gã, siwo katã Elisa wɔ la
nam. 5 Esi wògblɔ na fia la be,
egbɔ agbe ame kuku la, kpɔ ɖa,
nyɔnu, si ƒe vi wògbɔ agbee la,
va ɖe kuku na fia la le eƒe aƒe
kple eƒe agble ta. Tete Gexazi
gblɔ bena: Nye aƒetɔ fia, nyɔnu
la nye esia, eye esia nye via, si
Elisa gbɔ agbee la. 6 Tete fia la
bia nyɔnu la wòxlẽe fiae. Eye fia
la ɖe aƒemenuwo dzikpɔla ɖeka
kpe ɖe eŋu gblɔ bena: Ðo eƒe nu-
wo katã kple nuku, siwo wɔ le
agblea me tso gbesigbe wòdzo le
anyigba dzi vaseɖe fifi la teƒe nɛ.

Aram-fia Xazael.

7 Elisa va Damasko, esime Aram-
fia Ben-Hadad le dɔ lém. Eye wo-
va gblɔ nɛ be: Mawu ƒe ame va
afisia! 8 Tete fia la gblɔ na Xazael
bena: Tsɔ nunana ɖe asi, nayi aɖa-
kpe Mawu ƒe ame la, eye nabia
gbe Yehowa le egbɔ be: Mahaya
le dɔ sia mea? 9 Eye Xazael yi
ɖakpee, eye wòtsɔ nunanawo kple
Damasko ƒe nu veviwo ɖe asi;
wole kposɔ blane ƒe agbatsɔtsɔ.
Eye wòva egbɔ gblɔ bena: Viwò,
Aram-fia Ben-Hadad dɔm ɖe gbɔ-
wò gblɔ bena: Mahaya le dɔ sia
mea? 10 Elisa ɖo ŋu bena: Yi
ɖagblɔ nɛ bena: Àhaya! Gake Ye-
howa ɖee fiam bena, ele kuku ge.
11 Eye wòlé ŋku ɖe edzi gã eteƒe
didi, eye Mawu ƒe ame la de [g]asi
avifafa me. 12 Tete Xazael gblɔ
bena: Nukaŋuti nye aƒetɔ le avi
fam? Eɖo ŋu bena: Menya nu
vɔ̃ɖi, si wɔ ge nala ɖe Israel-viwo
ŋu; [i]àtɔ dzo woƒe du sesẽwo, eye
àtsɔ yi awu woƒe ɖekakpuiwo,
àxlã woƒe vidzĩewo ɖe nu, eye
àdze ƒo le woƒe funɔwo nu. 13
Xazael gblɔ be: Nuka wò dɔla,[k]
avũ, nye be, wòawɔ nu gã sia?
Elisa gblɔ bena: Yehowa ɖee fiam
be, [n]wòe le fia ɖu ge ɖe Aram
dzi. 14 Tete wòdzo le Elisa gbɔ
heyi eƒe aƒetɔ gbɔ, eye wòbiae
bena: Nya ka Elisa gblɔ na wò?
Eɖo ŋu bena: Egblɔ nam bena,
èle hayahaya ge. 15 Ke esi ŋu ke

la, etsɔ avɔ de tsi me hetsyɔ mo
nɛ, tete wòku. Eye Xazael zu fia
ɖe eteƒe.

Yuda-fiaɖuƒe. Yoram.

16 [a]Eye Yoram, Yuda-fia Yosa-
fat ƒe vi, zu fia le Israel-fia Axab
ƒe vi Yoram ƒe ƒe atɔ̃lia me, le
Yuda-fia Yosafat ŋɔli.[b] 17 Exɔ ƒe
blaetɔ̃ vɔ eve, esime wòzu fia, eye
wòɖu fia le Yerusalem ƒe enyi.
18 Eye wòto Israel-fiawo ƒe ʋe me,
abe alesi Axab ƒe aƒe la wɔ ene,
elabena eɖe[d] Axab ƒe vinyɔnu, eye
wòwɔ nusi enye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me. 19 Ke Yehowa mebe, yea-
gblẽ Yuda o, le eƒe dɔla Dawid ta,
abe alesi [e]wògblɔ nɛ be, yeana
akaɖia ɖe eya kple viawo ɖaa ene.
20 Le eŋɔli Edom dze aglã ɖe
Yuda ƒe dziɖuɖu ŋu, eye woɖo fia
ɖe wo ɖokui nu. 21 Tete Yoram
ho yi Zair, eye tasiaɖamwo katã
kpe ɖe eŋu. Esi wòfɔ le zã me
la, edze Edomtɔ, siwo ɖe to ɖe eya
kple tasiaɖam-amegãwo la, eye
dukɔ la si yi eƒe agbadɔ me. 22
Ale Edom dze aglã ɖe Yuda ƒe
dziɖuɖu ŋu vaseɖe egbe; eye Lib-
na hã dze aglã le ɣemaɣi. 23
Yoram ŋutinya susɔea kple nu-
siwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo ɖe
Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
24 Eye Yoram mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woɖii ɖe fofoawo gbɔ le Da-
wid ƒe du la me, eye via Axazya
zu fia ɖe eteƒe.

Axazya.

25 [f]Axazya, Yuda-fia, Yoram ƒe
vi, zu fia le Israel-fia Axab ƒe vi
Yoram ƒe ƒe wuievelia me. 26
Axazya xɔ ƒe blave vɔ eve, esime
wòzu fia, eye wòɖu fia le Yeru-
salem ƒe ɖeka. Dadaa ŋkɔ nye
[h]Atalya, Israel-fia Omri ƒe vinyɔ-
nu. 27 Eto Axab ƒe aƒe la ʋe me,
eye wòwɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me, abe Axab ƒe aƒe la ene;
elabena to wònye na Axab ƒe aƒe
la. 28 Eye Axab vi Yoram ho aʋa
yi Ramot-Gilead ɖe Aram-fia Xa-
zael ŋu; ke Aramtɔwo si Yoram.
29 Tete fia la gbɔ va aƒe, [l]be wòa-
na woaɖa gbe le abi. siwo Aram-
tɔwo de eŋu le Rama, esime wò-
wɔ aʋa kple Aram-fia Xazael la
ŋu. Eye Yuda-fia, Yoram ƒe vi
[o]Axazya yi, be yeakpɔ Axab vi
Yoram ɖa le Yezreel, elabena ele
dɔ lém.

[a] kp. 16–22 kpɔ Kron. II. 21, 1. 5–10.
[b] Fia. I. 22, 51.
[d] kp. 26.
[e] Sam. II. 7, 11 v. 16; Fia. I. 11, 36.
[f] kp. 25–29 kpɔ Kron. II. 22, 1 v. 6.
[g] Lu. 19, 41.
[h] kp. 18; 11, 1.
[i] 10, 32.
[k] Sam, I. 24, 15.
[l] 9, 15.
[n] Fia. I. 19, 15.
[o] 9, 16. 21.

**Israel-fiaɖuƒe. Wosi ami na Yehu, eye wòwu Yoram, Axazya kple Izebel.**

9. Eye nyagblɔɖila Elisa yɔ nya-
gblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃viwo do-
metɔ ɖeka gblɔ nɛ bena: Bla
wò ali dzi, eye natsɔ amigoe sia
ɖe asi ayi Ramot-Gilead. 2 Ne
èɖo afima la, àkpɔ Yehu, Nimsi
vi Yosafat ƒe vi; ge ɖe eme, eye
nana wòatsi tre tso nɔviawo do-
me, eye kplɔe yi xɔgã me. 3
Eye natsɔ amigoe la akɔ ɖe ta me
nɛ agblɔ bena: Ale Yehowa gblɔ
esi: [d]Mesi ami na wò heɖo fia ɖe
Israel dzi. Emegbe naʋu ʋɔa,
eye nasi, megalala o. 4 Tete nya-
gblɔɖilawo ƒe nusrɔ̃vi la yi Ramot-
Gilead. 5 Esi wòge ɖe eme la,
kpɔ ɖa, aʋakɔ la ƒe amegãwo ɖi
anyi. Eye wògblɔ bena: Amegã,
mehe gbea ɖe vɛ na wò! Yehu
ɖo ŋu bena: Mí katã dometɔ kae?
Eɖo ŋu bena: Amegã wòe! 6 Tete
wòtsi tre heyi xɔa me, eye wòkɔ
ami la ɖe eƒe ta me gblɔ nɛ bena:
Ale Yehowa, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Mesi ami na wò heɖo
fia wò ɖe Yehowa ƒe aƒe Israel
dzi. 7 Eye tsrɔ̃ wò aƒetɔ [e]Axab
ƒe aƒe la, ne mabia hlɔ̃ Izebel ɖe
nye dɔla nyagblɔɖilawo ƒe ʋu
kple Yehowa ƒe dɔlawo katã ƒe
ʋu nu. 8 Axab ƒe aƒe blibo la
atsrɔ̃ gbidigbidi, eye matsrɔ̃ Axab
ƒe ŋutsuwo, ɖeviwo kple ame tsi-
tsiwo siaa.[f] 9 Mawɔ Axab ƒe aƒe
la abe [g]Yerobeam, Nebat vi ƒe
aƒe kple [h]Baesa, Axiya vi ƒe aƒe
ene. 10 Eye [i]avũwo aɖu Izebel
le Yezreel-gble me, eye amea ɖeke
maɖii o. Tete wòʋu ʋɔa hesi.

11 Eye esi Yehu do va eƒe aƒetɔ
ƒe dɔlawo gbɔ la, wobiae bena:
Eme nyoa? Nya ka ta aɖaʋatɔ
sia va gbɔwò ɖo? Eɖo ŋu na wo
bena: Mienya ŋutsu la kple eƒe
nuwɔwɔ tso! 12 Ke wogblɔ bena:
Aʋatsoe, gblɔe na mí dzro! Tete
wògblɔ bena: Ale kple ale wò-
gblɔ nam enye si be: Ale Yehowa
gblɔ esi: Mesi ami na wò heɖo
fia wò ɖe Israel dzi. 13 Tete wo-
wɔ kaba, eye [l]wo dome amesia-
me tsɔ eƒe avɔ ɖo ete le atrakpui-
fɔflɔ la dzi, eye woku kpẽ gblɔ
bena: Yehu zu fia! 14 Ale Yehu,
Nimsi vi Yosafat ƒe vi, bla nu ɖe
Yoram ŋu. Ke Yoram kple Israel
blibo la wonɔ ŋudzɔ na Aram-fia
Xazael le Ramot-Gilead. 15 Eme-
gbe fia Yoram gbugbɔ yi aƒe, be
woaɖa gbe le abi, [a]siwo Aram-
tɔwo de eŋu, esime wòwɔ aʋa kple
Aram-fia Xazael la ŋu nɛ. Eye
Yehu gblɔ bena: Ne edze mia ŋu
la, ekema amea ɖeke megasi tso
dua me ayi aɖagblɔe le Yezreel o.
16 Tete Yehu ɖo tasiaɖam heyi
Yezreel, elabena Yoram le aba
dzi le afima, eye [b]Yuda-fia Axazya
yi, be yeakpɔ Yoram ɖa. 17 Eye
esi dzɔla le mɔ̃ ta me le Yezreel
kpɔ Yehu ƒe amehawo gbɔna la,
egblɔ be: Mekpɔ amehaa ɖe! Tete
Yoram gblɔ bena: Ɖe sɔdola ɖeka
ɖo ɖa, ne wòaɖakpe wo abia bena:
Ŋutifafaea? 18 Eye sɔdola la do
sɔ yi ɖakpee gblɔ bena: Ale fia la
gblɔ esi: Ŋutifafaea? Yehu gblɔ
bena: Ŋutifafanya kae tso gbɔ-
wò? Trɔ va yi megbenye! Eye
dzɔla la yi ɖagblɔ bena: Dɔla la
yi ɖaɖo wo gbɔ, ke megatrɔ gbɔ
o. 19 Eye wòɖɔ sɔdola evelia wòdo
sɔ yi wo gbɔ gblɔ bena: Ale fia
la gblɔ esi: Ŋutifafaea? Yehu
gblɔ be: Ŋutifafanya kae tso gbɔ-
wò? Trɔ va yi megbenye! 20 Eye
dzɔla la yi ɖagblɔ bena: Eyi ɖaɖo
wo gbɔ, gake megatrɔ gbɔ o. Nu-
wɔwɔ la le abe Yehu, Nimsi vi
ƒe nuwɔwɔ ene, elabena ele nu
wɔm abe aɖaʋatɔ ene.

21 Tete Yoram gblɔ bena: Tsi
sɔ ɖe tasiaɖam ŋu! Eye wotsii
ɖe tasiaɖam ŋu, eye Israel-fia
Yoram kple Yuda-fia Axazya do-
me amesiame ɖe eƒe tasiaɖam me,
eye woyi Yehu kpe ge; eye wo-
kpɔe le [k]Yezreeltɔ Nabot ƒe agble
me. 22 Esi Yoram kpɔ Yehu la,
egblɔ bena: Yehu, ŋutifafaea?
Eɖo ŋu bena: Ŋutifafa ka? Esi
dawò Izebel ƒe ahasiwɔwɔ kple
dzosasa ta le agbɔ sɔm ɖaa ko laa?
23 Tete Yoram trɔ hesi, eye wò-
gblɔ na Axazya bena: Axazya,
nugbeɖoɖoe! 24 Ke Yehu vu eƒe
da me, eye wòté megbe na Yo-
ram, eye aŋutrɔ la ŋɔ eƒe dzi ɖi
go, eye wòmũ dze eƒe tasiaɖam
me. 25 Eye wògblɔ na fia ŋu me
Bidekar bena: Kɔe ƒu gbe ɖe Yez-
reeltɔ Nabot ƒe agble me, elabe-
na esi mía kple eve míeɖo sɔ nɔ
fofoa Axab yome la, eya [n]Yeho-
wa gblɔ nya sia ɖe eŋu. 26 Ale
Yehowa gblɔ esi: Mekpɔ Nabot

a 8, 28. 29.
b 8, 29.
d Fia. I. 19, 16.
e Fia. I. 21, 22.
f Fia. I. 14, 10.
g Fia. I. 15, 29.
h Fia. I. 16, 3. 11.
i Fia. I. 21, 23.
k Fia. I. 21, 1.
l Mat. 21, 7.
n Fia. I. 21, 19.

kple viawo ƒe ʋu etsɔ tso! Ye-
howa ƒe gbe enye si: Mado eteƒe
na wò le agble sia me. Eyata
kɔe ƒu gbe ɖe agble la me le Ye-
howa ƒe nya la nu! 27 [a]Ke esi
Yuda-fia Axazya kpɔe la, esi to
abɔ me xɔ ƒe mɔ, eye Yehu ti eyo-
me gblɔ bena: Mité eya hã! Eye
wotée ɖe tasiaɖam la me le Gur-
togbɛ, si le Yibleam gbɔ la dzi,
eye wòsi yi Megido heku ɖe afi-
ma. 28 Eye eƒe dɔlawo [b]kɔe yi
Yerusalem, eye woɖii ɖe eƒe yɔdo
me ɖe fofoawo gbɔ le Dawid ƒe
du la me. 29 Axazya zu fia ɖe
Yuda dzi le Axab vi Yoram ƒe ƒe
wuiɖekɛlia me.
30 Emegbe Yehu va Yezreel.
Esi Izebel see la, edo tu ɖe ŋku,
eye wòwɔ leke na eƒe ta, eye
wòdo mo ɖe fesre nu. 31 Eye esi
Yehu va agboa me la, tete wò-
gblɔ be: [d]Zimri, eƒe aƒetɔ wula
dɔa? 32 Wòfɔ kɔ dzi kpɔ fesre
nu gblɔ bena: Ameka le dzinye,
amekae? Tete aƒemenuwo dzi-
kpɔla eve alo etɔ̃ do mo ɖe fesre
nu. 33 Eye wògblɔ bena: Mitu asii
ƒu anyi! Tete wotu asii ƒu anyi,
eye eƒe ʋu hlẽ ɖe gli kple sɔwo
ŋu, eye wofanyae. 34 Eye esi
wòge ɖe eme ɖu nu no nu la, egblɔ
bena: Miyi ɖakpɔ fiƒodeme sia ɖa,
ne miaɖii, elabena fia vinyɔnue.
35 Ke esi woyi, be yewoaɖii la, wo-
mekpɔ eƒe afia ɖeke o, negbe eƒe
takoli, afɔbaya kple asibayawo ko.
36 Eye wogbugbɔ va gblɔe nɛ;
tete wògblɔ be: Esia nye nya, si
Yehowa [f]gblɔ to eƒe dɔla Eliya,
Tisbitɔ la dzi bena: Avũwo aɖu
Izebel ƒe lã le Yezreel-gble me.
37 Eye Izebel ƒe kukua anɔ abe
mĩ ene anɔ gbe me le Yezreel-
gble me, ale be amea ɖeke mate
ŋu agblɔ be: Izebel enye si o.

Yehu gblẽ Axab ƒe aƒe, eye wòdze xɔlɔ̃ Yonadab.

10. Ŋutsuvi blaadre le Axab si
le Samaria. Eye Yehu ŋlɔ
agbalẽ ɖo ɖe Israel-amegãwo, ame
tsitsiwo kple Axab viwo dzikpɔ-
lawo le Samaria bena: 2 Azɔ, ne
agbalẽ sia ɖo mia gbɔ la, — miaƒe
aƒetɔ ƒe viŋutsuwo, tasiaɖamwo
kple sɔwo, du sesẽwo kple aʋa-
wɔnuwo le mia gbɔ tso — 3 eke-
ma mitia miaƒe aƒetɔ ƒe viŋutsu-
wo dome nyuitɔ kple zãzɛtɔ ɖo

a Kron. II. 22, 7—9.
b 14, 20; 23, 30.
d Fia. I. 16, 10. 18.
e Fia. I. 21, 22.
f kp. 10; Fia. I. 21, 23.
g Kron. II. 22, 8.
h Yer. 35, 6.

fofoa ƒe fiazikpui dzi, eye miwɔ
aʋa ɖe miaƒe aƒetɔ ƒe aƒe la nu.
4 Tete vɔvɔ̃ ɖo wo vevie ŋutɔ
wogblɔ bena: Kpɔ ɖa, fia eve mete
ŋu nɔ te ɖe enu o, aleke míawo
míate ŋu anɔ te? 5 Tete amesi
le aƒea nu kple amesi le dua nu
kple ame tsitsiwo kpakple ɖevia-
wodzikpɔlawo ɖo ame ɖo ɖe Yehu,
ne woagblɔ nɛ bena: Wò dɔlawo
míenye, eye nusianu, si nagblɔ
na mí la, míawɔe; míele amea ɖeke
tsɔ ge aɖo fiae o; wɔ nusianu, si
dze ŋuwò! 6 Eye wòŋlɔ agbalẽ
ɖo ɖe wo zi evelia bena: Ne mie-
nye tɔnye, eye miebe, yewoaɖo
to nye gbe la, ekema mitsɔ miaƒe
aƒetɔ ƒe viŋutsuwo ƒe tawo va
gbɔnye le Yezreel etsɔ wɔale sia-
wo! Fia viŋutsuawo le ame bla-
adre, eye wonyi wo le dua me
bubumewo gbɔ. 7 Esime agbalẽ
la ɖo wo gbɔ la, wolé fiavi bla-
adreawo wu, eye wotsɔ woƒe ta-
wo ɖe kusiwo me ɖo ɖee le Yez-
reel. 8 Eye dɔlaa ɖe va toe nɛ
gblɔ bena: Wotsɔ fiaviawo ƒe ta-
wo vɛ. Egblɔ bena: Mitsɔ wo li
kɔ eve ɖe agboa nu, vaseɖe ŋu
nake! 9 Esi ŋu ke la, edo yi ɖa-
tsi tre hegblɔ na dukɔ blibo la
bena: Mienye ame dzɔdzɔewo!
Kpɔ ɖa, mebla nu ɖe nye aƒetɔ
ŋu, eye mewui; ke ameka wu
amesiawo katã? 10 Midze sii be-
na, nyaa ɖeke meto le Yehowa ƒe
nya, si wògblɔ ɖe [e]Axab ƒe aƒe
ŋu la me o, eye Yehowa wɔ nusi
wògblɔ to eƒe dɔla Eliya dzi la.
11 Eye Yehu wu amesiwo katã
kpɔtɔ ɖe Axab ƒe me le Yezreel,
eƒe amegãwo katã, xɔlɔ̃awo kple
eƒe nunɔlawo, vaseɖe esime amea
ɖeke mekpɔtɔ si o.
12 Emegbe wòdzo yina Sama-
ria. Esi Yehu va ɖo alẽkplɔviwo
ƒe takpexɔ gbɔ le mɔ to la, 13
edo go Yuda-fia Axazya nɔviŋu-
tsuwo, eye wòbia bena: Ameka-
wo mienye? Wodo ŋu bena: Axaz-
ya nɔviŋutsuwo mienye, eye míe-
yina, be míado gbe na fia viŋutsuwo
kple fiasrɔ̃ ƒe viŋutsuwo.[g] 14 Tete
wògblɔ be: Milé wo agbagbe!
Eye wolé wo agbagbe hewu wo
ɖe takpexɔ la ƒe do me; wole
ŋutsu blane vɔ eve, eye mena wo
dometɔa ɖeke si o. 15 Eye wò-
dzo tso afima heva do go [h]Rexab

vi Yonadab, amesi va ekpe ge.
Tete wòdo gbe na biae bena: Wò
dzi me kɔ, abe alesi nye dzi le
ɖe wò dzi ŋu enea? Yonadab ɖo
ŋu bena: Ele nenema! Yehu be:
Ne ele nenema la, ekema na asim
kpɔ! Eye wòna asii. Tete wòna
wòɖo egbɔ le tasiaɖam la me,
16 eye wògblɔ bena: Va míyi, ne
nakpɔ, alesi mele ŋu ʋãm ɖe Ye-
howa nui; eye wòna wòɖo eƒe
tasiaɖam la. 17 Eye wòyi Sama-
ria ɖawu Axab ƒe amesiwo katã
kpɔtɔ ɖe Samaria la, vaseɖe esi-
me wòtsrɔ̃ wo vɔ, le [e]Yehowa ƒe
nya, si wògblɔ na Eliya la nu.

Yehu tsrɔ̃ Baal-subɔsubɔ; gake meɖe legba
subɔsubɔ ŋutɔ ɖa o.

18 Tete Yehu ƒo dukɔ blibo la
nu fu gblɔ na wo bena: Axab
[g]mesubɔ Baal wòde edeƒe o, Yehu
asubɔe ɖe edzi awu. 19 Eyata
miyɔ Baal ƒe nyagblɔɖilawo katã
kple esubɔlawo katã kpakple eƒe
nunɔlawo katã ɖem, amea ɖeke
megatsi anyi o, elabena mele vɔ-
saŋkeke gãa ɖe ɖu ge na Baal.
Amesi ke tsí anyi la, maganɔ agbe
o! Ke ŋɔdzomenue Yehu wɔ, be
wòatsrɔ̃ Baal-subɔlawo. 20 Eye
Yehu gblɔ bena: Miwɔ ŋkekenyuie
ƒe takpekpe la kɔkɔe na Baal!
Tete woɖe gbe ƒã. 21 Eye Yehu
dɔ ame ɖo ɖe Israel blibo la, eye
Baal-subɔlawo katã wova, amea
ɖeke metsi anyi, si meva o; woyi
ɖe Baal ƒe xɔ la me, eye Baal ƒe
xɔ la yɔ tratratra tso go ɖeka me
vaseɖe go keme me. 22 Eye wò-
gblɔ na awudzikpɔla bena: Ɖe
awuwo do goe na Baal-subɔlawo
katã! Tete wòɖe awuawo do goe
na wo. 23 Azɔ Yehu kple [k]Yo-
nadab, Rexab vi, wova Baal ƒe
xɔ la me, eye wògblɔ na Baal-
subɔlawo bena: Midzro eme, ne
miakpɔ be, Yehowa ƒe subɔlawo
dometɔa ɖeke maganɔ mia dome
afisia o, negbe Baal-subɔlawo ɖe-
ɖeko. 24 Ke esi wova akpeɖavɔ
kple numevɔ sa ge la, Yehu ɖe
ame blanyi ɖo xexe gblɔ bena:
Ne amesiwo mede asi na mi la,
dometɔa ɖe si la, ekema [p]agbe
anɔ agbe teƒe. 25 Esime wowu
numevɔsa nu la, Yehu gblɔ na fia
ŋu asrafowo kple fia ŋu amewo
bena: Mige ɖe me, ne [r]miawu wo,
eye amea ɖeke megasi o! Tete
wowu wo kple yi. Ke esi fia ŋu
asrafowo kple fia ŋuti amewo tsɔ
woƒe kukuawo ƒu gbe la, woge ɖe
Baal ƒe xɔ kɔkɔetɔ me, 26 eye
[a]woɖe legbawo tso Baal ƒe xɔa
me hetɔ dzo wo. 27 Wogbã [b]Baal
ƒe legba la, eye wogbã Baal ƒe
xɔ la hetsɔe ɖo kpɔxaɖeƒee va-
seɖe egbe.
28 Ale Yehu tsrɔ̃ Baal ɖa le
Israel enye si. 29 Negbe [d]Yero-
beam, Nebat vi ƒe nuvɔ̃, siwo nye
sikanyivi le Betel kple Dan, siwo
wòtsɔ ble Israel de nuvɔ̃ me la,
ŋu ko Yehu meɖe asi le o. 30 Eye
Yehowa gblɔ na Yehu bena: Esi
nèwɔ nusi dze ŋunye pɛpɛpɛ, eye
nèwɔ Axab ƒe aƒe la, abe alesi le
nye dzi me tututu ene la, eyata
viwòwo [f]anɔ Israel-fiazikpui la
dzi vaseɖe dzidzime enelia dzi.
31 Ke Yehu melé ŋku ɖe Yehowa
ƒe seawo ŋu, ne wòazɔ ɖe wo nu
kple eƒe dzi blibo o; eye meɖe
asi le Yerobeam ƒe nuvɔ̃, siwo
wòtsɔ ble Israel de nuvɔ̃ me la
nu o.
32 Xemaɣi Yehowa ɖe asi Israel
nu tsitsi me, eye [h]Xazael si wo
le Israel ƒe liƒowo katã dzi, 33 tso
Yordan nu ɖota ɣedzeƒe, Gilead-
nyigba blibo la, si nye Gad, Ru-
ben kple Manase tɔ, tso Aroer,
si le Arnon-tɔʋu la nu vaseɖe
Gilead kple Basan. 34 Yehu ŋu-
tinya susɔeawo, nusiwo katã wò-
wɔ kple eƒe kalẽwɔwɔwo katã
la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ƒe
ŋutinyagbalẽ me. 35 Eye Yehu
mlɔ ƒofoawo gbɔ, eye woɖii ɖe
Samaria, eye via [i]Yoaxaz zu fia
ɖe eteƒe. 36 Xeyiɣi, siwo Yehu
ɖu fia ɖe Israel dzi le Samaria la,
le ƒe blave vɔ enyi.

Yuda-fiaɖuƒe. Atalya ƒe ŋutasesẽ. Yoas zu fia,
eye wòwu Atalya.

11. [l]Esi [n]Atalya, Axazya dada,
kpɔ be, [o]via ku la, etso, eye
wòwu fiaƒome blibo la. 2 Tete
fia Yoram nɔvinyɔnu Yoseba, ame-
si nye Axazya nɔvinyɔnu, fi Axaz-
ya ƒe viŋutsu Yoas le fiavi, siwo
wu ge woala la dome, eye wòtsɔ
eya kple eƒe nonala yi ɖaɣla ɖe
Atalya ɖe abaxɔ me, eye wome-
wui o. 3 Eɣla ɖe egbɔ le Yehowa
ƒe me ƒe ade. Eye Atalya ɖu
anyigba la dzi.

[a] 11, 18.
[b] 3, 2.
[d] Fia. I. 12, 28 v. 33.
[e] Fia. I. 21, 21. 22.
[f] 15, 12.
[g] Fia. I. 16, 31 v. 32.
[h] 8, 12.
[i] 13, 1.
[k] kp. 15.
[l] kpɔ Kron. II. 22, 10–23, 21.
[m] 8, 26.
[o] 8, 27.
[p] Fia. I. 20, 39.
[r] Fia. I. 18, 40.

4 Ke le ƒe adrelia me la Yeho-
yada dɔ woɖayɔ blafowo kple fia ŋu
asrafowo ƒe ame alafawo ƒe ame-
gãwo vɛ, eye wòkplɔ wo yi Ye-
howa ƒe me hebla nu kpli wo,
eye wòna woka atam nɛ le Ye-
howa ƒe me, eye wòfia fiavi la wo.
5 Eye wòde se na wo gblɔ bena:
Nusi miawɔ enye si: Mi amesiwo
le dɔ me do ge le dzudzɔgbe dzi
la ƒe akpa etɔ̃liawo ɖeka nadzɔ
fia ƒe aƒe la ŋu; 6 akpa etɔ̃liawo
ɖeka nanɔ agbo Sur me, eye akpa
etɔ̃liawo ɖeka nanɔ fia ŋu asrafowo
yome le agbo la me, eye midzɔ
aƒe la ŋu le ɖoɖo me. 7 Eye mia
dometɔ, siwo katã do le dɔ me le
dzudzɔgbe dzi la, ƒe akpa eve na-
dzɔ Yehowa ƒe aƒe la ŋu le fia
la ta. 8 Miƒo xlã fia la godoo va
kpe, eye amesiame nalé aʋawɔnu
ɖe asi; amesi be, yeadze mi la,
naku; eye minɔ fia la gbɔ, ne edo,
alo wògbɔ. 9 Tete ame alafawo
ƒe amegãwo wɔ pɛpɛpɛ, abe alesi
nunɔla Yehoyada de se ene, eye
wo dome amesiame ɖe eƒe ame-
wo, amesiwo ɖo dɔ me le dzudzɔ-
gbe dzi kple amesiwo do le dɔ
me le dzudzɔgbe dzi siaa, eye wova
nunɔla Yehoyada gbɔ. 10 Eye
nunɔla la tsɔ fia Dawid ƒe akplɔ
kple [e]akpoxɔnu, siwo le Yehowa
ƒe me la, na ame alafa ƒe amegã-
wo. 11 Eye fia ŋu asrafowo dome
amesiame lé eƒe aʋawɔnu ɖe asi
tso xɔ la ƒe ɖusi me gome vaseɖe
xɔ la ƒe mia me gome kpakple vɔ-
samlekpui kple xɔ la ŋgɔ. 12 Tete
wòkplɔ fiavi la ɖo goe hetsɔ fia-
kuku la ɖɔ nɛ, eye [g]wòtsɔ se la
de asi nɛ, eye wòɖoe fia hesi ami
nɛ; tete woƒu akpe hedo ɣli bena:
Fia nenɔ agbe!
13 Ke esi Atalya se fia ŋu asra-
fowo kple dukɔ la ƒe ɣli la, eyi ɖe
dukɔ la gbɔ le Yehowa ƒe me.
14 Esi wòkpɔ bena, fia la tsi tre
ɖe kɔkɔƒe, abe alesi wònye kɔnu
ene, amegãwo kple kpẽkuʼawo ƒo
xlã fia la, esi dukɔ hahoo la le
dzidzɔ kpɔm hele kpẽ kum la,
Atalya dze eƒe awuwo gblɔ bena:
Nugbeɖoɖoe! Nugbeɖoɖoe! 15 Te-
te nunɔla Yehoyada de se na ame
alafawo ƒe amegãwo, siwo nye
aʋakɔ la ƒe kplɔlawo gblɔ na wo
bena: Mikplɔe to ameawo dome,
eye ne amea ɖe dze eyome la,
miwui kple yi! Elabena nunɔla
la gblɔ be, womawui ɖe Yehowa
ƒe aƒe la me o. 16 Esi wolée, eye
wova ɖo [a]afisi sɔwo tona yia fia
ƒe me la, wowui ɖe afima.
17 Eye Yehoyada ɖo nubabla
Yehowa, fia la kple dukɔ la kpa-
kple fia la kple dukɔ la dome, be
woanye Yehowa ƒe dukɔ. 18 Tete
dukɔ hahoo la katã ge ɖe [b]Baal ƒe
me, womũ eƒe vɔsamlekpuiwo, eye
wogbã eƒe legbawo gudugudu,
eye wowu Baal ƒe nunɔla Matan
ɖe vɔsamlekpuiawo ŋgɔ. Eye nu-
nɔla la ɖe dzɔlawo ɖo Yehowa ƒe
aƒea ŋu. 19 Eye wòɖe ame alafa-
wo ƒe amegãwo, blafowo kple fia
ŋu asrafowo kpakple dukɔ hahoo la
katã, eye wokplɔ fia la tso Yeho-
wa ƒe me heto fia ŋu asrafowo ƒe
agbonumɔ yi ɖe fia ƒe me, eye
wòbɔbɔ nɔ fiawo ƒe fiazikpui la
dzi. 20 Dukɔ hahoo la katã kpɔ
dzidzɔ, eye du la me fa. Ke wo-
tsɔ yi wu Atalya ɖe fia ƒe aƒe me.

Fia Yoas. Gbedoxɔ dzadzraɖo.

12. [d]Yoas xɔ ƒe adre, esime wòzu
fia. 2 Le Yehu ƒe ƒe adrelia
me Yoas zu fia, eye wòɖu fia le
Yerusalem ƒe blane. Dadaa ŋkɔ
nye Zibya tso Beer-Seba. 3 Eye
Yoas wɔ nusi nyo le Yehowa ŋku
me le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me, elabena nunɔla Yehoyada fia
nui. 4 Negbe nuxeƒewo ko wome-
ɖe ɖa o, eye dukɔ la gasa vɔ hedo
dzudzɔ le nuxeƒewo.[f]
5 Eye Yoas gblɔ na nunɔlawo
bena: Klosalo, siwo katã ŋu wokɔ,
eye wotsɔ va Yehowa ƒe mee, ame-
siwo wotia xlẽ ƒe klosalowo, ame-
siwo wodo asi na ƒe klosalowo
kple klosalo, siwo katã amea ɖe
na le eɖokui si hetsɔ va Yehowa
ƒe mee la, 6 nunɔlawo naxɔe, ame-
siame naxɔe le ehavi si, ne woa-
tsɔe aɖɔ xɔ la ƒe gbagbãƒewo ɖo
afisiafi, si wonya kpɔ wògbã ko.
7 Ke le fia Yoas ƒe blave vɔ
etɔ̃lia me la nunɔlawo mekpɔ
ɖɔ xɔ la ƒe gbagbãƒewo ɖo haɖe
o. 8 Tete fia Yoas yɔ nunɔla Ye-
hoyada kple nunɔla bubuwo gblɔ
na wo bena: Nukaŋuti mieɖɔ xɔ
la ƒe gbagbãƒewo ɖo oa? Azɔ
migaxɔ gaa ɖeke le mia haviwo
si o, ke boŋ mitsɔe ɖɔ xɔ la ƒe
gbagbãƒewo ɖo. 9 Eye nunɔlawo

[a] Nex. 3, 28.
[b] 10, 26. 27; Dɔn. 6, 25.
[d] kp. 1—13 kpɔ Kron. II. 24, 1 v. 12.
[e] Sam. II. 8, 7.
[f] 14, 4; Fia. I. 22, 44.
[g] Mo. V. 17, 18. 19.

lɔ̃ edzi be, yewomegale ga xɔ ge
le dukɔ la si o, eye yewomaḍɔ
xɔ la ƒe gbagbãƒewo hã ḍo o. 10
Tete nunɔla Yehoyada tsɔ aḍakaa
ḍe, eye wòɖɔ do ḍe nutuvia ŋu,
eye wòtsɔe ḍe vɔsamlekpui la xa
le ḍusi me gome. Ne amea ḍe va
Yehowa ƒe me la, ekema nunɔla,
siwo le kpuinu dzɔm la, tsɔ ga,
siwo katã wotsɔ va Yehowa ƒe
mee la, kɔna ḍe eme. 11 Ne wo-
kpɔ be, ga, si le aḍaka la me, sɔ
gbɔ la, ekema fia la ƒe agbalē-
ŋlɔla kple nunɔ'lagã vana, eye wo-
blaa ga, si le Yehowa ƒe me la,
hexlẽna. 12 Emegbe wotsɔ ga,
si woxlẽ la, na Yehowa ƒe aƒe la
ƒe dɔ nunɔlawo, eye wotsɔe na
atikpalawo kple xɔtulawo, ame-
siwo le dɔ wɔm le Yehowa ƒe aƒe
la nu 13 kple gliḍolawo kple kpe-
fulawo, eye wotsɔe ƒle atiwo kple
kpewo, ne woatsɔ aḍɔ Yehowa ƒe
aƒe la ƒe gbagbãƒewo ḍo, kple nu-
siwo katã wohiã le xɔ la ḍoḍoḍo
me. 14 Ke wometsɔ ga, si wotsɔ
va Yehowa ƒe mee la, wɔ klosalo-
gbawo, hɛwo, ʋutrewo kple kpẽ-
wo, sikanuwo kple klosalonuwo
dometɔa ḍeke hena Yehowa ƒe aƒe
la o; 15 ke boŋ wotsɔ wo na dɔ-
nunɔlawo, be woatsɔ aḍɔ Yehowa
ƒe aƒe la ḍoe. 16 Eye [h]womebu
akɔnta kple amesiwo si wode ga
lae, be woatsɔ na dɔnunɔlawo o,
elabena wowɔe le anukware me.
17 Ke wometsɔ ga, si woxe ḍe
dzidada kple nuvɔ̃wo ta la, va Ye-
howa ƒe me o; nunɔlawo tɔ wònye.

**Xazael ho aʋa yi Yerusalem. Wowu Yoas.**

18 Xemaɣi Aram-fia [i]Xazael ho
va wɔ aʋa kple Gat, eye wòxɔe,
eye Xazael ḍo be, yeaho ḍe Ye-
rusalem ŋuti. 19 Tete Yuda-fia
Yoas tsɔ [k]nusiwo katã ŋu fofoa,
Yuda-fiawo: Yosafat, Yoram kple
Axazya kɔ, kple nusiwo ŋu eya
ŋutɔ kɔ kpakple sika, siwo katã
le Yehowa ƒe aƒe ƒe nudzraḍoƒe
la, ḍo ḍe Aram-fia Xazael, eye
wòdzo le Yerusalem ŋu.

20 Yoas ŋutinya susɔeawo, kple
nusiwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo
ḍe Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalē
me. 21 Eye [n]eƒe dɔlawo tso ḍo
nugbe ḍe eŋu, eye wowu Yoas le
Milo ƒe aƒe, si le Silo gome la me.
22 Eƒe dɔlawo Yozaxar, Simeat vi,
kple Yozabad, Somer vi, wonye
amesiwo wui, eye woḍii ḍe fofoa-
wo gbɔ le Dawid ƒe du la me; eye
[a]via Amazya zu fia ḍe eteƒe.

**Israel-fiaḍuƒe. Yoaxaz.**

13. Le Yuda-fia Axazya ƒe vi
Yoas ƒe ƒe blave vɔ etɔ̃lia
me la Yehu ƒe vi Yoaxaz zu fia
ḍe Israel dzi le Samaria ƒe wuia-
dre.[b] 2 Ewɔ nusi nye vɔ̃ le Yeho-
wa ŋku me, eye wòwɔ Yerobeam,
Nebat vi ƒe nuvɔ̃, siwo wòtsɔ ble
Israel de nuvɔ̃ me, eye meḍe asi
le eŋu o.[d] 3 Tete Yehowa do dɔ-
medzoe ḍe Israel ŋu, eye wòtsɔ
wo de asi na [e]Aram-fia Xazael
kple Xazael vi Ben-Hadad ŋke-
keawo katã. 4 Eye Yoaxaz ƒo koko
na Yehowa, eye Yehowa ḍo toe,
elabena ekpɔ alesi Aram-fia te
Israel ḍe anyii. 5 Tete Yehowa
do [f]xɔnametɔa ḍe na Israel, eye
woge le Aramtɔwo si me, eye Is-
rael-viwo nɔ woƒe agbadɔwo me
abe tsã ene. 6 Ðeko womeḍe asi
le Yerobeam ƒe aƒe la ƒe nuvɔ̃,
siwo wòtsɔ ble Israel de nuvɔ̃ me
la ŋu o; ke boŋ wowɔ wo, eye
[g]Aserawo hã tsi Samaria. 7 Ela-
bena Yoaxaz ƒe aʋakɔ, si ko kpɔtɔ
ḍi nɛ la, le sɔḍola blaatɔ̃, tasia-
ḍam ewo kple afɔzɔla akpe ewo;
elabena Aram-fia tsrɔ̃ wo, eye wò-
wɔ wo abe ke, si wofanya kple
afɔ ene. 8 Yoaxaz ŋutinya su-
sɔeawo, nusiwo katã wòwɔ kple
eƒe kalẽwɔwɔwo la, woŋlɔ wo ḍe
Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalē me.
9 Eye Yoaxaz mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woḍii ḍe Samaria, eye via
Yoas zu fia ḍe eteƒe.

**Yoas.**

10 Le Yuda-fia Yoas ƒe ƒe blaetɔ̃
vɔ adrelia me la Yoaxaz ƒe vi
Yoas zu fia ḍe Israel dzi le Sa-
maria ƒe wuiade. 11 Ewɔ nusi nye
vɔ̃ le Yehowa ŋku me, eye meḍe
asi le Yerobeam, Nebat vi ƒe nu-
vɔ̃, siwo katã wòtsɔ ble Israel de
nuvɔ̃ me la ŋu o, ke boŋ ewɔ wo.[l]
12 Yoas ŋutinya susɔeawo, nu-
siwo katã wòwɔ kple eƒe kalẽwɔ-
wɔwo kpakple aʋa, si wòwɔ kple
Yuda-fia Amazya la, woŋlɔ wo ḍe
Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalē me.[o]
13 Eye Yoas mlɔ fofoawo gbɔ, eye
[p]Yerobeam bɔbɔ nɔ eƒe fiazikpui
la dzi, eye woḍi Yoas ḍe Israel-
fiawo gbɔ le Samaria.

[a] 14, 1. [b] 10, 35. [d] Fia. I. 12, 28 v. 33. [e] 10, 32. [f] 14, 27. [g] Fia. I. 16, 33. [h] 22, 7. [i] 10, 32. [k] Fia. I. 15, 18. [l] kp. 2. [n] 14, 5. [o] 14, 8–16. [p] 14, 23.

**Elisa gblɔ nya ɖi le kuƒa dzi. Eƒe kukua fɔ ame kukua ɖe ɖe tsitre.**

14 Xemaɣi dɔ, si me Elisa ato
aku la, dze edzi. Tete Israel-fia
Yoas yi egbɔ, eye wòfa avi le egbɔ
gblɔ bena: [a]Fofonye, fofonye! Is-
rael ƒe tasiaɖam kple eƒe sɔdo-
lawo! 15 Eye Elisa gblɔ nɛ bena:
Yi ɖatsɔ dati kple aŋutrɔ vɛ! Esi
wòyi ɖatsɔ dati kple aŋutrɔ vɛ nɛ
la, 16 egblɔ na Israel-fia bena:
Tsɔ wò asi ɖo dati la dzi! Esi
wòɖo eƒe asi edzi la, Elisa tsɔ eƒe
asi ɖo fia la ƒe asi dzi 17 gblɔ be-
na: ʋu fesre, si ɖo ta ɣedzeƒe go-
me! Eye wòʋui. Eye Elisa gblɔ
be: Da aŋutrɔ la! Tete wòɖae.
Eye wògblɔ bena: Dziɖuɖu ƒe aŋu-
trɔ tso Yehowa gbɔ kple Aram-
tɔwo dziɖuɖu ƒe aŋutrɔ! Àsi Aram-
tɔwo le Afek, vaseɖe esime woa-
tsrɔ̃. 18 Eye wògblɔ bena: Fɔ
aŋutrɔawo! Esi wòfɔe la, egblɔ
na Israel-fia la bena: Tsɔ wo ƒo
anyigbae! Eye wòƒoe zi etɔ̃ ko
tasi. 19 Tete Mawu ƒe ame do dɔ-
medzoe ɖe eŋu gblɔ bena: Ɖe wò-
nye zi atɔ̃ alo zi ade nèƒoe la, eya
ko hafi nasi Aramtɔwo, vaseɖe esi-
me woatsrɔ̃; ke azɔ la zi etɔ̃ ko nasi
Aramtɔwo. 20 Emegbe Elisa ku,
eye woɖii. Esi ƒe trɔ la, Moabi-
tɔwo ƒe adzohawo va anyigba la
dzi. 21 Eye wòva me, esime wole
ŋutsua ɖe ɖim, eye wokpɔ adzo-
hawo la, wotsɔ ŋutsu la ƒu gbe
ɖe Elisa ƒe yɔdo me. Ke esi ŋu-
tsu la ka Elisa ƒe ƒuwo ŋu la, egbɔ
agbe, eye wòtso ɖe eƒe afɔwo dzi.
22 Ke Aram-fia Xazael te Israel
ɖe anyí le Yoaxaz ƒe agbe me ŋke-
kewo katã me. 23 Gake Yehowa
ve wo nu, ekpɔ woƒe nublanui,
eye wòtrɔ ɖe wo ŋu [h]le nu, si wò-
bla kple Abraham, Isak kple Ya-
kob la ta, eye medi be, yeagblẽ
wo o, eye meɖe wo ɖa le eƒe ŋkuta
o vaseɖe fifi. 24 Esi Aram-fia
Xazael ku, eye via Ben-Hadad zu
fia ɖe eteƒe la, 25 tete Yoaxaz vi
Yoas gaxɔ du, siwo Xazael xɔ le
fofoa Yoaxaz si le aʋa me la, le
via Ben-Hadad si.[i] Zi etɔ̃ Yoas
sii, eye wògaxɔ Israel-duwo.

**Yuda-fiaɖuƒe. Amazya kple Azarya.**

14. [k]Le Israel-fia Yoaxaz ƒe vi
Yoas ƒe ƒe evelia me la
[l]Amazya, Yuda-fia Yoas ƒe vi, zu
fia. 2 Exɔ ƒe blave vɔ atɔ̃, esime
wòzu fia, eye wòɖu fia le Yeru-
salem ƒe blave vɔ asieke. Dadaa
ŋkɔ nye Yehoadan tso Yerusalem.
3 Ewɔ nusi dze Yehowa ŋu, ɖeko
meɖe fofoa Dawid nu o, eye wòwɔ
pɛpɛpɛ, abe alesi fofoa Yoas wɔ
ene.[b] 4 Negbe [d]nuxeƒewo ko wo-
meɖe ɖa o, eye dukɔ la gasa vɔ
hedo dzudzɔ le nuxeƒewo. 5 Esi-
me fiaɖuɖu la li ke ɖe esi me la,
ewu eƒe dɔla, siwo wu fofoa fia.[e]
6 Ke mewu hlɔ̃dolawo ƒe viwo o,
abe alesi Yehowa ɖe se gblɔ [f]wo-
ŋlɔ ɖe Mose ƒe segbalẽa me ene
bena: Womagawu fofowo ɖe viwo
nu o, ke boŋ amesiame neku ɖe
eƒe nuvɔ̃ ta. 7 Ewu Edomtɔwo
dome ame akpe ewo le dzeʋe la
me, eye wòxɔ Sela le aʋa la me
hetsɔ ŋkɔ nɛ bena Yokteel vase-
ɖe egbe.
8 Xemaɣi Amazya dɔ ame ɖo
ɖe Israel-fia Yoas, Yehu vi Yoa-
xaz ƒe vi gbɔ, ne woagblɔ nɛ be-
na: Va, ne míakpe akɔ kple mía
nɔewo kpɔ! 9 Tete Israel-fia Yoas
dɔ ame ɖo ɖe Yuda-fia Amazya
gbɔ, ne woagblɔ nɛ bena: [g]Ŋu-
vegoe, si le Libanon dzi la, dɔ
ame ɖo ɖe sederti, si le Libanon
dzi, gblɔ bena: Tsɔ viwònyɔnu na
vinyeŋutsu, ne wòaɖe. Tete gbe-
melã, siwo le Libanon dzi, va nyã
avuzi le ŋuvegoe la dzi. 10 Esi
Edomtɔwo, eyata dzi ɖo ƒowò. Wò
bubu la nenɔ ŋuwò, ne natsi aƒe;
nukaŋuti nèbe, yeade ɖokuiwò
dzɔgbevɔ̃e me, eye mia kple Yuda
siaa miatsi? 11 Ke Amazya meɖo
toe o. Tete Israel-fia Yoas ho va,
eye eya kple Yuda-fia Amazya wo-
kpe akɔ le Bet-Semes, si nye Yu-
da tɔ la. 12 Ke Israel si Yuda,
eye wo dome amesiame si yi eƒe
agbadɔ me. 13 Israel-fia Yoas lé
Yuda-fia Amazya, Axazya vi Yoas
ƒe vi, le Bet-Semes, eye wòkplɔe
va Yerusalem. Eye wògbã Yeru-
salem ƒe gli tso Efrayim-gbo la nu
vaseɖe dzogoedzigbo la gbɔ, ele
abɔklugui alafa ene. 14 Eye wòlɔ
sika kple klosalowo katã kple nu-
siwo katã le Yehowa ƒe aƒe kple
fia ƒe aƒe ƒe nudzraɖoƒe hekpe ɖe
awɔbamewo ŋu, eye wògbugbɔ yi
Samaria. 15 Yoas ŋutinya susɔea,
nusiwo wòwɔ kple eƒe kalẽwɔ-
wɔwo kpakple alesi wòwɔ aʋa

[a] 2, 12.
[b] 12, 3. 4.
[d] 15, 4.
[e] 12, 21. 22.
[f] Mo. V. 24, 16.
[g] Ʋɔn. 9, 14.
[h] Mo. III. 26, 42.
[i] kp. 19.
[k] kp. 1—22 kpɔ Kron. II. 25
v. 26, 2.
[l] 12, 22.

kple Yuda-fia Amazya la, woŋlɔ
wo ɖe Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ
me. 16 Eye Yoas mlɔ fofoawo
gbɔ, eye woɖii ɖe Israel-fiawo gbɔ
le Samaria, eye via Yerobeam zu
fia ɖe eteƒe.[b]
17 Eye Yuda-fia Amazya, Yoas
vi, nɔ agbe ƒe wuiatɔ̃ le Israel-fia
Yoas, Yoaxaz vi ƒe ku megbe.
18 Amazya ŋutinya susɔea la, wo-
ŋlɔe ɖe Yuda-fiawo ƒe ŋutinya-
gbalẽ me. 19 Ke woɖo nugbe ɖe
[f]eŋu le Yerusalem; tete wòsi yi
Laxis, gake wodɔ ame ɖe eyome
ɖe Laxis woɖawui le afima. 20
Eye wokɔe ɖo sɔ dzi va ɖi ɖe fo-
foawo gbɔ le Yerusalem ɖe Da-
wid ƒe du la me.[g] 21 Tete Yuda-
dukɔ blibo la tsɔ Azarya, amesi
nye ƒe wuiade vi la, ɖo fia ɖe fofoa
Amazya teƒe.[i] 22 Eyae tso [k]Elat,
eye wògaxɔe na Yuda, le esi fia
la mlɔ fofoawo gbɔ megbe.

Israel-fiaɖuƒe. Yerobeam, fia evelia.

23 Le Yuda-fia Amazya, Yoas vi
ƒe ƒe wuiatɔ̃lia me la [l]Yerobeam,
Israel-fia Yoas ƒe vi, zu fia le Sa-
maria ƒe blane vɔ ɖekɛ. 24 Ewɔ
nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me,
eye meɖe asi le Yerobeam, Nebat
vi ƒe nuvɔ̃, siwo katã wòtsɔ ble
Israel ɖe nuvɔ̃ me la ŋu o.[p] 25
Egbugbɔ Israel ƒe liƒowo xɔ tso
Xamat nutowo me vaseɖe tagba-
ƒu la nu, abe alesi Yehowa, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ to eƒe dɔla,
nyagblɔɖila [s]Yona, Amitai vi, tso
Gat-Xefer dzi la ene. 26 Elabena
Yehowa kpɔ Israel ƒe hiã be, enu
sẽ ŋutɔ, eye be, ɖeviwo kple ame
tsitsiwo siaa nu yi, eye xɔnametɔa
ɖeke meli na Israel o.[u] 27 Elabena
Yehowa megblɔ be, yeatutu Is-
rael ƒe ŋkɔ ɖa le dziƒoa te o, eya-
ta [v]wòɖe wo to Yerobeam, Yoas
vi la dzi. 28 Yerobeam ŋutinya
susɔea kple nusiwo katã wòwɔ,
eƒe kalẽwɔwɔwo kple aɒa, si wò-
wɔ kpakple alesi wògbugbɔ Da-
masko kple Xamat, siwo nye Yuda
tɔ tsã, na Israel la, woŋlɔ wo ɖe
Israel-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
29 Eye Yerobeam mlɔ fofoa, Is-
rael-fiawo gbɔ, eye via [z]Zaxarya
zu fia ɖe eteƒe.

Yuda-fiaɖuƒe. Azarya alo Uziya.

15. [a]Le Israel-fia Yerobeam ƒe ƒe
blave vɔ adrelia me la Azar-

[a] 14, 21.
[b] 13, 13.
[d] 14, 3. 4.
[e] Mo. III. 13, 46.
[f] 12, 21.
[g] 9, 28.
[h] kp. 32.
[i] 15, 1. 2.
[k] 16, 6.
[l] kp. 16; Hos. 1, 1; Am. 1, 1.
[n] 14, 29.
[o] Fia. I. 12, 28 v. 23.
[p] Fia. I. 12; 26 v. 23.
[r] kp. 14; Am. 7, 9.
[s] Yo. 1, 1.
[t] 10, 30.
[u] Mo. V. 32, 36.
[v] 13, 5.
[y] Fia. I. 16, 17.
[z] 15, 8.
[a] kp. 1–7 kpɔ Kron. II. 26, 1. 3–23.

ya, Yuda-fia Amazya ƒe vi, zu fia.[a]
2 Exɔ ƒe wuiade, esime wòzu fia,
eye wòɖu fia le Yerusalem ƒe blaa-
tɔ̃ vɔ eve. Dadaa ŋkɔ nye Yexa-
lya tso Yerusalem. 3 Ewɔ nusi
dze Yehowa ŋu, abe alesi fofoa
Amazya wɔ pɛpɛpɛ ene. 4 Negbe
nuxeƒewo ko womeɖe ɖa o, eye du-
kɔ la gasa vɔ hedo dzudzɔ le nu-
xeƒewo.[d] 5 Ke Yehowa ɖe fu na
fia la, eye wòdze anyi vaseɖe eƒe
kugbe, eye [e]wònɔ xɔa ɖe me le
aga. Eye fia ƒe vi Yotam nɔ aƒe
la nu hedrɔ̃ ɒɔnu dukɔ hahoo la.
6 Azarya ŋutinya susɔea kple nu-
siwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo ɖe
Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
7 Eye Azarya mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woɖii ɖe fofoawo gbɔ le Da-
wid ƒe du la me, eye via [h]Yotam
zu fia ɖe eteƒe.

Israel-fiaɖuƒe. Zaxarya.

8 Le Yuda-fia Azarya ƒe ƒe blaetɔ̃
vɔ enyilia me la Zaxarya, Yero-
beam vi, zu fia ɖe Israel dzi le
Samaria dzinu ade.[n] 9 Ewɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me, abe
alesi fofoawo wɔ ene; eye [o]meɖe
asi le Yerobeam, Nebat vi ƒe nuvɔ̃,
siwo wòtsɔ ble Israel ɖe nuvɔ̃ me
la ŋu o. 10 Tete Salum, Yabes
vi, ɖo nugbe ɖe eŋu, eye [r]wòwui
le Yibleam hezu fia ɖe eteƒe. 11
Zaxarya ŋutinya susɔea la, wo-
ŋlɔe ɖe Israel-fiawo ƒe ŋutinya-
gbalẽ me. 12 Esia nye nya, si
[t]Yehowa gblɔ na Yehu bena: Vi-
wòwo anɔ Israel-fiazikpui la dzi
vaseɖe dzidzime enelia dzi; eye
nenema wòva mee.

Salum.

13 Le Yuda-fia Uziya ƒe ƒe blaetɔ̃
vɔ asiekelia me la Salum, Yabes
vi, zu fia, eye wòɖu fia le Samaria
dzinu ɖeka. 14 Tete Menaxem,
Gad vi, tso [y]Tirza ho va Samaria,
eye wòwu Salum, Yabes vi la,
hezu fia ɖe eteƒe. 15 Salum ŋu-
tinya susɔea kple alesi wòɖo nu-
gbe la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo
ƒe ŋutinyagbalẽ me. 16 Yemaɣi
Menaxem tsrɔ̃ Tapuax kple nusi-
wo katã le eme kpakple eƒe nu-
towo me, elabena esi wòtso Tirza
va la, womeɒu agbo nɛ o, eyata
wòsi wo, eye wòdze ƒo le woƒe
funɔwo katã nu.

Menaxem.

17 Le Yuda-fia Azarya ƒe ƒe
blaetɔ̃ vɔ asiekelia me la Menaxem,
Gad vi, zu fia ɖe Israel dzi ƒe ewo
le Samaria. 18 Ewɔ nusi nye vɔ̃
le Yehowa ŋku me, eye meɖe asi
le Yerobeam, Nebat vi ƒe nuvɔ̃,
siwo wòtsɔ ble Israel de nuvɔ̃ me
la ŋu o.[b] 19 Eŋɔli Asur-fia Pul
va dze anyigba la dzi, eye Mena-
xem tsɔ klosalo talento akpe ɖeka
na Pul, be wòakpe ɖe ye ŋu, ne fia-
ɖuɖu la nali ke ɖe ye si me. 20 Eye
Menaxem dzɔ [e]ga le Israel tso
aɒawɔlawo katã si, be ŋutsu sia
ŋutsu natsɔ klosalo sekel blaatɔ̃
na Asur-fia. Ale Asur-fia gbu-
gbɔ, eye metsi anyigba la dzi afi-
ma o. 21 Menaxem ŋutinya su-
sɔea kple nusiwo katã wòwɔ la,
woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ƒe ŋuti-
nyagbalẽ me. 22 Eye Menaxem
mlɔ fofoawo gbɔ, eye via Pekaxya
zu fia ɖe eteƒe.

Pekaxya.

23 Le Yuda-fia Azarya ƒe ƒe
blaatɔ̃lia me la Pekaxya, Mena-
xem vi, zu fia ɖu Israel dzi ƒe eve
le Samaria. 24 Ewɔ nusi nye vɔ̃
le Yehowa ŋku me, eye meɖe asi
le Yerobeam, Nebat vi ƒe nuvɔ̃, si-
wo wòtsɔ ble Israel de nuvɔ̃ me la
ŋu o.[h] 25 Tete eƒe fia ŋu me Pekax,
Remalya vi, ɖo nugbe ɖe eŋu, eye
wòwui le fia ƒe aƒe ƒe mɔ̃ me le
Samaria; Arkob kple Arye kpa-
kple ŋutsu blaatɔ̃, siwo nye Gilead-
viwo, kpe ɖe eŋu, eye wòwui hezu
fia ɖe eteƒe.[l] 26 Pekaxya ŋuti-
nya susɔea kple nusiwo katã wò-
wɔ la, kpɔ ɖa, woŋlɔ wo ɖe Israel-
fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.

Pekax. Asiria-boyo me nonɔ dze gome.

27 Le Yuda-fia Azarya ƒe ƒe
blaatɔ̃ vɔ evelia me la Pekax, Re-
malya vi, zu fia ɖe Israel dzi ƒe
blave le Samaria. 28 Ewɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me, eye
meɖe asi le Yerobeam, Nebat vi
ƒe nuvɔ̃, siwo wòtsɔ ble Israel de
nuvɔ̃ me la ŋu o.[p] 29 Le Israel-
fia Pekax ŋɔli la Asur-fia Tiglat-
Pileser va, eye wòxɔ Yion, Abel-
Bet-Maaxa, Yanoax Kedes, Xazor,
Gilead kple Galilea, si nye Naf-
tali-nyigba blibo la, eye wòkplɔ
wo yi Asur.[t] 30 Tete [u]Xosea, Ela
vi, [v]ɖo nugbe ɖe Pekax, Remalya
vi la ŋu, eye wòwui hezu fia ɖe

[a] kp. 22—38. 38 kpɔ Kron. II. 27.
[b] kp. 9.
[d] kp. 5. 7.
[e] 23, 35.
[f] 15, 3. 4.
[g] 16, 5.
[h] kp. 9.
[i] kpo Kron. II. [illegible].
[k] 15, 26.
[l] kp. 10. 14. 20.
[n] 21, 6; Mo. III. 18, 21.
[o] Yes. 7, 1—9.
[p] kp. 9.
[r] 14, 22.
[s] 15, 29.
[t] Kron. I. 5, 26.
[u] 17, 1.
[v] kp. 25.

eteƒe le Yotam, Uziya vi ƒe ƒe
blavelia me. 31 Pekax ŋutinya su-
sɔea kple nusiwo katã wòwɔ la,
kpɔ ɖa, woŋlɔ wo ɖe Israel-fia-
wo ƒe ŋutinyagbalẽ me.

Yuda-fiaɖuƒe. Fia Yotam.

32 [a]Le Israel-fia Pekax, Remal-
ya vi ƒe ƒe evelia me la [d]Yotam,
Yuda-fia Uziya ƒe vi, zu fia. 33
Exɔ ƒe blave vɔ atɔ̃, esime wòzu
fia, eye wòɖu fia ƒe wuiade le Ye-
rusalem. Dadaa ŋkɔ nye Yerusa,
Zadok ƒe vinyɔnu. 34 Ewɔ nusi
dze Yehowa ŋu; alesi fofoa [f]Uziya
wɔ la, nenema pɛpɛpɛ wòwɔ. 35
Negbe nuxeƒewo ko womeɖe ɖa
o, eye dukɔ la gasa vɔ heɖo dzu-
dzɔ le nuxeƒewo. Eyae ɖe dzi-
gbegbo le Yehowa ƒe aƒe la nu.
36 Yotam ŋutinya susɔea kple
nusiwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo
ɖe Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ
me.

37 Yemaɣi Yehowa ɖe asi [g]Aram-
fia Rezin kple Pekax, Remalya vi
ɖɔɖɔ me ɖe Yuda ŋu. 38 Eye Yo-
tam mlɔ fofoawo gbɔ, eye woɖii
ɖe fofoawo gbɔ ɖe fofoa Dawid
ƒe du la me, eye via Axaz zu fia
ɖe eteƒe.

Fia Axaz.

16. [i]Le Pekax, Remalya vi ƒe ƒe
wuiadrelia me la [k]Axaz, Yu-
da-fia Yotam ƒe vi, zu fia. 2 Axaz
xɔ ƒe blave, esime wòzu fia, eye
wòɖu fia ƒe wuiade le Yerusalem.
Mewɔ nusi dze Yehowa, eƒe Ma-
wu la ŋu abe fofoa Dawid ene o,
3 ke boŋ eto Israel-fiawo ƒe ɒe me;
gɔglɔ̃gɔ la [n]ena viawo to dzo me
le dukɔ, siwo Yehowa nyã le Is-
rael-viwo ŋgɔ la ƒe ŋunyɔnuwo
nu. 4 Esa vɔ, eye wòɖo dzudzɔ
le nuxeƒewo, togbɛwo dzi kple ati
damawo katã te. 5 Yemaɣi [o]Aram-
fia Rezin kple Israel-fia Pekax,
Remalya vi, woho aɒa ɖe Yeru-
salem ŋu, eye woɖe to ɖe Axaz,
ke womete ŋu wɔ aɒa kplii o.
6 Yemaɣi Aram-fia Rezin gaxɔ
[r]Elat na Edomtɔwo. eye wònyã
Yudatɔwo tso Elat, eye Edomtɔwo
va Elat henɔ afima vaseɖe egbe.
7 Tete Axaz ɖɔ ame ɖo ɖe [s]Asur-
fia Tiglat-Pileser, ne woagblɔ nɛ
bena: Wò ɖɔla kple viwò menye,
va, ne naɖem tso Aram-fia kple

Israel-fia, amesiwo tso ɖe ŋunye
la si me. 8 Eye Axaz [a]tsɔ klo-
salo kple sika, si le Yehowa ƒe
aƒe kple fia ƒe aƒe ƒe nudzraɖoƒe
la, wɔ nunanae ɖo ɖe Asur-fia.
9 Asur-fia ɖo toe, eye Asur-fia
ho va Damasko hexɔe, eye wò-
kplɔ wo yi Kir, eye wòwu Rezin.
10 Tete fia Axaz yi, be yeakpe
Asur-fia Tiglat-Pileser le Damas-
ko. Esi fia Axaz kpɔ vɔsamle-
kpui, si le Damasko la, eɖo eƒe
nɔnɔme ɖe nunɔla Uriya, eye wò-
tae, abe alesi wowɔe pɛpɛpɛ ene.
11 Eye nunɔla Uriya ɖi vɔsamle-
kpui la; alesi fia Axaz ɖoe ɖa tso
Damasko la, nenema pɛpɛpɛ nu-
nɔla Uriya wɔe, hafi fia Axaz gbɔ
tso Damasko. 12 Esi fia la gbɔ
tso Damasko, eye wòkpɔ vɔsamle-
kpuia la, eɖe vɔsamlekpui la dzi,
eye wòsa vɔ le edzi. 13 Etɔ dzo
eƒe numevɔsa kple nuɖuvɔsawo
le edzi, eye wòkɔ eƒe nunovɔsa-
wo ɖe edzi, eye wòhlẽ eƒe akpe-
ɖavɔsa ƒe ʋu ɖe vɔsamlekpui la
dzi. 14 Ke ete akɔblivɔsamlekpui,
si le Yehowa ŋku me le xɔa ŋgɔ-
dze la ɖa, be magano vɔsamlekpui
la kple Yehowa ƒe xɔ la domee
o, eye wòtsɔe ɖe vɔsamlekpui la
ƒe axa dzi le anyiehe gome. 15
Eye fia Axaz ɖe se na nunɔla
Uriya gblɔ bena: Sa ŋdinumevɔ
kple fiẽnuɖuvɔ kple fia ƒe numevɔ
kple eƒe nuɖuvɔ kpakple dukɔ ha-
hoo la katã ƒe numevɔ kple nuɖuvɔ
kpakple woƒe nunovɔwo le vɔ-
samlekpui gã la dzi, eye hlẽ woƒe
numevɔsa kple akpeɖavɔsa ƒe ʋu-
wo katã ɖe edzi. Ke akɔblivɔsa-
mlekpui la nenɔ anyi, manɔ eŋuti
bum kpɔ. 16 Eye nunɔla Uriya
wɔ pɛpɛpɛ, abe alesi fia la ɖe se
ene. 17 Fia Axaz gbã anyinɔawo
kɔgo, eye wòɖe zeawo ɖa le wo
dzi; eɖe gazɔ, si le akɔblinyiawo
dzi la, ɖe anyi hetsɔe ɖo kpewo
dzi.[k] 18 Eye wòɖe dzudzɔgbe-
kpata, si wotu ɖe xɔ la ŋu, kple
fia ƒe toƒe, si le gota gome la ɖa
le Yehowa ƒe xɔ la ŋu le Asur-
fia ta. 19 Axaz ŋutinya susɔea
kple nusiwo wòwɔ la, woŋlɔ wo
ɖe Yuda-fiawo ƒe nutinyagbalẽ me.
20 Eye Axaz mlɔ fofoawo gbɔ, eye
woɖii ɖe fofoawo gbɔ ɖe Dawid
ƒe du la me, eye [l]via Xizkiya zu
fia ɖe etefe.

[a] Fia. I. 15, 18.
[b] 15, 20.
[d] 18, 9—12.
[e] Hos. 12, 2.
[f] 16, 3.
[g] 16, 4; Fia. I. 14, 23.
[h] kp. 8.
[i] Mo. II. 20, 2. 3; 23, 13.
[k] Fia. I. 7, 23 v. 39.
[l] 18, 1.

Israel-fiaɖuƒe. Hosea, si nye fia mamletɔ.

17. Le Yuda-fia Axaz ƒe ƒe wui-
evelia me la Hosea, Ela vi,
zu fia ɖu Israel dzi ƒe asieke le
Samaria.[b] 2 Ewɔ nusi nye vɔ̃ le
Yehowa ŋku me, ke menye abe
Israel-fia, siwo nɔ ŋgɔ nɛ la ene
o. 3 Eye [d]Asur-fia Salmanaser ho
ɖe eŋu, eye Hosea zu eƒe dɔla
hedzɔ nu nɛ. 4 Ke Asur-fia kpɔ
be, Hosea ɖo nugbe ɖe eŋu, ela-
bena edɔ ame ɖo ɖe Egipte-fia
So, eye megatsɔ nunana vɛ na
Asur-fia abe ƒe sia ƒe ene o; tete
Asur-fia lée, eye wòblae tsɔ de
gaxɔ me.[e] 5 Eye Asur-fia ho va
anyigba blibo la dzi, eye wòho
ɖe Samaria ŋu heɖe to ɖee ƒe etɔ̃.
6 Le Hosea ƒe ƒe asiekelia me la
Asur-fia xɔ Samaria, eye wòkplɔ
Israel yi Asur hetsɔ wo ɖo Xalax
kple Xabor le Gozan-tɔsisi la nu
kpakple Media-duwo me.

Asrilatɔwo ɖe aboyo Israel le eƒe megbeɖeɖe ta.

7 Elabena Israel-viwo wɔ nuvɔ̃
ɖe Yehowa, woƒe Mawu, si kplɔ wo
tso Egipte-nyigba dzi tso Egipte-
fia Farao ƒe ŋusẽ nu la ŋu, eye
wovɔ̃ mawu bubuwo. 8 Wozɔ [f]le
dukɔ, siwo Yehowa nyã le Israel-
viwo ŋgɔ la ƒe ɖoɖowo kple Is-
rael-fiawo ƒe ɖoɖowo nu. 9 Israel-
viwo wɔ nusi menyo Yehowa, woƒe
Mawu ŋu o la, le adza me, eye
wotu nuxeƒewo ɖe woƒe duwo katã
me, ɖe dzɔlawo ƒe mɔ̃wo kple du
sesẽwo siaa gbɔ. 10 Woli afeliwo
kple Aserawo ɖe togbɛ kɔkɔwo
katã dzi kple [g]ati damawo katã
te; 11 eye wodo dzudzɔ le afima
le nuxeƒewo katã abe [h]dukɔ, si-
wo Yehowa nyã le wo ŋgɔ ene,
eye wowɔ nu vɔ̃ɖiwo, be woatsɔ
ado dziku na Yehowa. 12 Wosubɔ
legbawo, evɔ wònye Yehowa gblɔ
na wo be, [i]migawɔe o hafi! 13
Eye Yehowa xlɔ̃ nu Israel kple
Yuda to eƒe nyagblɔɖilawo katã,
siwo nye nukpɔlawo la dzi gblɔ
bena: Mitrɔ tso miaƒe mɔ vɔ̃wo
dzi, eye milé nye sewo kple nye
ɖoɖowo me ɖe asi, abe alesi meɖe
se na mia fofowo kple alesi meɖe
nye dɔla nyagblɔɖilawo si ɖo ɖe
mi la ene. 14 Ke womeɖo to o,
hafi boŋ wosẽ ta me abe wo fofo,
siwo mexɔ Yehowa, woƒe Mawu
dzi se o la ene. 15 Wodo vlo eƒe

ḍoḍowo kple nu, si wòbla kple wo
fofowo kpakple eƒe se, si wòḍe
na wo la, eye wowɔ yakanuwo
hezu ame ḍigbɔwo, eye wodze
dukɔ, siwo ƒo xlã wo la yome, evɔ
wònye Yehowa [a]ḍe se na wo be, a Mo. II. 23, 24.
womegawɔ abe woawo ene o hafi.
16 Woḍe asi le Yehowa, woƒe Ma-
wu ƒe sewo katã ŋu, eye [b]wokɔ b Fia. I. 12, 26; 16, 33.
legbawo, siwo nye nyivi eve, wo-
wɔ Aserawo, eye woḍe ta agu na
dziƒonuwo katã, eye wosubɔ Baal.
17 Wona [d]wo viŋutsuwo kple wo d 16, 3.
vinyɔnuwo to dzo me, woka afã
hesa dzo, eye wotsɔ wo ḍokui ƒle
na nu vɔ̃ḍi wɔwɔ le Yehowa ŋku
me, ne woatsɔ aḍo dɔmeḍzoe na. e kp. 17.
18 Eyata Yehowa ḍo dɔmedzoe
ḍe Israel ŋuti ŋutɔ, eye wòḍe wo
ḍa le eƒe ŋku ta; wo dometɔa ḍeke
mekpɔtɔ o, negbe Yuda-to la ko.
19 Ke Yuda hã melè Yehowa, eƒe
Mawu ƒe seawo me ḍe asi o, eye
wozɔ le ḍoḍo, siwo Israel ḍo la
nu. 20 Eyata Yehowa gbe Israel
ƒe dzidzimeviwo katã, eye wòte
wo ḍe anyi, etsɔ wo ḍe asi na adzo-
dalawo, vaseḍe esime wòḍe wo ḍa
le eƒe ŋku ta. 21 Elabena [f]Israel ƒe f Fia. I. 12, 20.
eḍokui ḍa le Dawid ƒe aƒe la ŋu, eye
wotsɔ Yerobeam, Nebat vi la, ḍo
fiae, eye Yerobeam ḍe Israel ḍa tso
Yehowa ŋu heble wo ḍe nuvɔ̃ gã
me. 22 Ale Israel dze nuvɔ̃, siwo
katã Yerobeam wɔ la yome, eye
womeḍe asi le wo ŋu o, 23 vaseḍe
esime Yehowa ḍe Israel ḍa le eƒe g Mo. II. 22, 24.
ŋku ta, [h]abe alesi wògblɔ to eƒe h Mo. V. 28, 63. [illegible]
dɔla, nyagblɔḍilawo katã dzi ene,
eye wòkplɔ Israel tso eƒe anyigba
dzi yi Asur vaseḍe egbe.

Samariatɔwo ƒe gɔmedze ŋu nyawo.

24 Eye Asur-fia kplɔ amewo tso
Babel, Kuta, Awa, Xamat kple Se-
farwayim, eye wòna wonɔ Sama-
ria-duwo me ḍe Israel-viwo teƒe,
eye woxɔ Samaria henɔ eƒe duwo
me. 25 Ke esime wova afima te-
te la, womevɔ̃ Yehowa o, eyata
Yehowa kplɔ dzatawo ḍe wo, eye
wowu amewo le wo dome. 26 Eye
wogblɔ na Asur-fia bena: Dukɔ, i Mo. V. 6, 12-19.
siwo nèkplɔ yii, be woaḍanɔ Sa-
maria-duwo me la, menya anyi-
gba dzi mawu la ƒe kɔnuwo o, eyata
wòkplɔ dzatawo ḍe wo wowu wo,
elabena womenya anyigba dzi ma-
wu la ƒe kɔnuwo o. 27 Tete Asur-
fia ḍe se gblɔ bena: Miḍo nunɔla,
siwo mieḍakplɔ tso afima la, dome
ḍeka ḍa, ne wòayi aḍanɔ afima,
eye wòafia anyigba dzi mawu la
ƒe kɔnuwo wo. 28 Ale nunɔla, siwo
wokplɔ dzoe tso Samaria la, do-
metɔ ḍeka va nɔ Betel, eye wòfia,
alesi woavɔ̃ Yehowae la wo. 29
Ke dukɔ sia dukɔ wɔ mawuwo na
eḍokui, eye wotsɔ wo ḍo nuxeƒe-
xɔ, siwo Samariatɔwo wɔ la me;
dukɔ sia dukɔ wɔe ḍe du, si me
wòle la me. 30 Babeltɔwo wɔ
Sukot-Benot; Kuttɔwo wɔ Ner-
gal, eye Xamattɔwo wɔ Asima;
31 Awitɔwo wɔ Nibxaz kple Tar-
tak, eye Sefarwayimtɔwo [e]tɔ dzo
wo viwo na Adramelex kple Ana-
melex, siwo nye Sefarwayimtɔwo
ƒe mawuwo. 32 Ke wovɔ̃ Yehowa
hã, eye wotsɔ wo dome amesia-
me ƒomevi ḍo nuxeƒewo ƒe nu-
nɔlawoe, amesiwo sa vɔ na wo le
nuxeƒexɔwo me. 33 Wovɔ̃ Yeho-
wa, eye wogasubɔ woƒe mawuwo
le dukɔ, siwo dome wokplɔ wo
tsoe la ƒe kɔnuwo nu. 34 Vaseḍe
egbegbe wogale woƒe kɔnu xo-
xoawo dzi; womevɔ̃a Yehowa ḍe-
ḍe o, eye womewɔna le woƒe ḍo-
ḍowo kple woƒe kɔnuwo ḍeḍe nu
loo, alo wɔna le nufiafia kple se, si-
wo Yehowa ḍe na Yakob, amesi
wotsɔ ŋkɔ na be Israel ƒe viwo la
nu o. 35 Elabena Yehowa bla nu
kpli wo, eye wòḍe se na wo gblɔ
bena: [g]Migavɔ̃ mawu bubuwo o,
migaḍe ta agu na wo o, migasubɔ
wo o, eye migasa vɔ na wo o!
36 Ke boŋ mivɔ̃ Yehowa, amesi
tsɔ ŋusẽ gã kple abɔ, si woḍo ḍe
dzi, kplɔ mi tso Egipte-nyigba dzi
la; eya miaḍe ta agu na, eye eya
miasa vɔ na! 37 Eye milè ŋku
ḍe ḍoḍo kple kɔnu, nufiafia kple
se, si woŋlɔ ḍi na mi la ŋu, ne mia-
wɔ wo ŋkekeawo katã, eye mi-
gavɔ̃ mawu bubuwo o! 38 Mi-
gaŋlɔ nu, si mebla kpli mi la be
o, eye migavɔ̃ mawu bubuwo o,
39 ke boŋ mivɔ̃ Yehowa, mia Ma-
wu la, ne wòaḍe mi atso miaƒe fu-
tɔwo katã si me.[i] 40 Ke womeḍo
to o, hafi boŋ wowɔ woƒe kɔnu
xoxoawo. 41 Ale dukɔ siawo vɔ̃
Yehowa, eye wosubɔ woƒe legba-
wo hã; wo viwo kple wo tɔgbui-
yɔviwo le alea wɔm vaseḍe egbe
abe wo fofowo ene.

Yuda-fiadufe. Fia Xizkiya.

18. Le Israel-fia Hosea, Ela vi [a] 16, 8.
fe fe etɔ̃lia me la [b]Xizkiya, [b] 16, 20.
Yuda-fia Axaz fe vi, zu fia. 2 Exɔ
fe blave vɔ atɔ̃, esime wòzu fia,
eye wòɖu fia fe blave vɔ asieke le
Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye Abi,
Zaxarya fe vinyɔnu.[d] 3 Eye [e]wò- [d] Kron. II. 29, 1. 2.
wɔ nusi dze Yehowa ŋu, abe alesi [e] 20, 3.
fofoa Dawid wɔ pɛpɛpɛ ene. 4
[f]Eɖe [g]nuxefewo ɖa, eye wògbã [f] Kron. II. 31, 1.
afeliwo, elã Aserawo, eye wògbã [g] 15, 35.
akɔblida, [h]si Mose wɔ la; elabena [h] Mo. IV. 21, 8. 9.
Israel-viwo do dzudzɔ nɛ vaseɖe
ɣemaɣi, eye wòna ŋkɔe be Nexu-
stan. 5 Eɖo ŋu ɖe Yehowa, Israel
fe Mawu la ŋu, eye [i]ietɔgbea ɖeke [i] 23. 25.
menɔ Yuda-fia, siwo katã dze eyo-
me alo do ŋgɔ nɛ la dome o. 6
Eku ɖe Yehowa ŋu, eye mete ɖa
le eŋu o, eye wòlé Yehowa fe se,
siwo wòde na Mose la me ɖe asi.
7 Eye Yehowa nɔ kplii; afisiafi,
si wòyi la, edzea edzi nɛ. Eye
wòdze aglã ɖe Asur-fia ŋu, eye
megasubɔe o. 8 Esi Filistitɔwo
vaseɖe Gaza kple efe liƒowo gbɔ,
tso dzɔlawo fe xɔ tsralawo gbɔ
vaseɖe du sesẽwo gbɔ.
9 Le fia Xizkiya fe fe enelia, si
nye Israel-fia Hosea, Ela vi fe fe
adrelia me la, Asur-fia Salmanaser
ho ɖe Samaria ŋu, eye wòɖe to
dee.[k] 10 Exɔe le fe etɔ̃ megbe. [k] 17, 3–6.
Woxɔ Samaria le Xizkiya fe fe
adelia me, eya nye Israel-fia Hosea
fe fe asiekelia. 11 Eye Asur-fia
kplɔ Israel dzoe yi Asur hetsɔ wo [l] Mo. II. 20. 24; Mo. V. 12. 14.
ɖo Xalax kple Xabor le Gozan-
tɔsisi la nu kple Media-duwo me.
12 Elabena womeɖo to Yehowa,
wofe Mawu fe gbe o, eye woɖa
efe nubabla kple se, siwo katã
Yehowa de na efe dɔla Mose la
dzi, womeɖo to o, eye womewɔ
edzi o.

Sanxerib de to ɖe Yerusalem ŋuti.

13 [n]Le Xizkiya fe fe wuienɛlia [n] kp. 13-37 kpo Kron. II. 32, 1 v. 19; Yes. 36
me la Asur-fia Sanxerib ho ɖe
Yuda-du sesẽwo katã ŋu, eye wò-
xɔ wo. 14 Tete Yuda-fia Xizkiya
dɔ ame ɖo ɖe Asur-fia le Laxis, ne
woagblɔ nɛ bena: [o]Mewɔ nuvɔ̃! [o] kp. 7.
Ho dzo le gbɔnye, eye maxɔ nusi
natsɔ aɖo dzinye la atsɔ. Eye Asur-
fia ɖo klosalo talento alafa etɔ̃
kple sika talento blaetɔ̃ na Yuda-
fia Xizkiya, be wòaxe. 15 Eye Xiz-
kiya tsɔ klosalo. siwo katã wòkpɔ
le Yehowa fe afe me kple fia fe
afe fe nudzraɖofe la hena.[a] 16
Yemaɣi Xizkiya lo sika, siwo Yu-
da-fia Xizkiya fa ɖe Yehowa fe
xɔ fe ʋɔtruwo kple sɔtiwo ŋu la,
eye wòtsɔ wo na Asur-fia.
17 Ke Asur-fia dɔ Tartan, Rab-
saris kple Rabsake kpakple aʋakɔ
gãa ɖe tso Laxis ɖo ɖe Yerusalem
ɖe fia Xizkiya ŋu, eye woho heva
Yerusalem. Esi woho va la, wotɔ
ɖe dzigbeta, si le avɔnyãla fe
agblemɔ dzi la, fe tɔʋu nu, 18
eye woyɔ fia la ɖa. Tete Elyakim,
Xilkiya vi, amesi le afe la nu kple
Sebna, agbalẽŋlɔla kpakple Yoax,
Asaf vi, fia fe tsiami la, woɖo yi
wo gbɔ. 19 Eye Rabsake gblɔ na
wo be: Migblɔ na Xizkiya bena:
Ale fia gã, Asur-fia, gblɔ esi: Nuka
ŋu gɔ̃ nèle dzi ɖom ɖo? 20 Ðe
nèle bubum be, numenya fuflu
enye adaŋudoɖo kple ŋusẽ hena
aʋawɔwɔa? Azɔ tso, ameka ŋu
nèle dzi ɖom ɖo, be nèdze aglã
ɖe ŋunye? 21 Azɔ èle dzi ɖom ɖe
afla ŋeŋe ma, si nye Egipte la ŋu,
esi ne amea ɖe ziɔ ɖe eŋu la, wò-
ŋɔa asi nɛ flo la; alea Egipte-fia
le na amesiwo katã le dzi ɖom ɖe
eŋu. 22 Ke ne miegblɔ nam be:
Yehowa, mía Mawu la ŋu míele
dzi ɖom ɖo la, ekema ɖe menye
eya fe nuxefewo kple vɔsamle-
kpuiwo Xizkiya ɖe ɖa, eye wò-
gblɔ na Yuda kple Yerusalem be-
na: Miɖe ta agu ɖe [l]vɔsamlekpui
sia ŋgɔ le Yerusalem oa? 23 Eyata
mia kple nye afetɔ, Asur-fia, mitso
gbe kpɔ, eye matsɔ sɔ akpe eve
na wò, be àte ŋu akpɔ sɔdolawo
aɖo wo dzi mahã? 24 Màte ŋu
asi aʋafiã ɖeka, si nye nye afetɔ
fe dɔlawo dome suetɔ hã o, eye
wòa nèle dzi ɖom ɖe Egipte ŋu le
sɔwo kple sɔdolawo taa? 25 Azɔ
ɖe Yehowa megbe meto ho ɖe tefe
sia ŋu, be magblẽea? Yehowae
gblɔ nam be: Ho ɖe anyigba sia
ŋu, eye nagblẽe! 26 Tete Elya-
kim, Xilkiya vi, kple Sebna kpa-
kple Yoax wogblɔ na Rabsake
bena: Taflatse, fo nu kple wò dɔ-
lawo ɖe Aram-gbe me, elabena
míawo míesenɛ, eye megafo nu
kpli mí ɖe Yuda-gbe me ɖe dukɔ,
si le glia dzi la, fe to me o. 27
Rabsake ɖo ŋu na wo bena: Ðe
wobe. mia kple wò afetɔ gbɔe nye

afetɔ la dɔm ɖo, be magblɔ nya
siawoa? Ðe menye ŋutsu siawo,
siwo nɔ klotinu le glia dzi, be
woaɖu woawo ŋutɔwo ƒe mī, eye
woano woƒe aɖudɔ kple mī la, gbɔe
oa? 28 Tete Rabsake te va do ɣli
sesĩe le Yuda-gbe me ƒo ŋu gblɔ
bena: Mise fia gã, Asur-fia ƒe gbe!
29 Ale fia la gblɔ esi: Migana
Xizkiya naflu mi o, elabena mate
ŋu aɖe mi tso esi me o. 30 Eye
migana Xizkiya natsɔ Yehowa aɖe
dzi ƒo na mi agblɔ be: Yehowa
aɖe mi, eye womatsɔ du sia aɖe
asi na Asur-fia o. 31 Migaɖo to
Xizkiya o! Elabena ale Asur-fia
gblɔ esi: Mibla nu kplim, eye mido
va gbɔnye, ekema mia dome ame-
siame [b]aɖu eƒe weintsetse, ame-
siame aɖu eƒe gbotitsetse, eye
amesiame ano eƒe vudo me tsi, 32
vaseɖe esime mava, eye makplɔ
mi ayi anyigba, si le abe mia tɔ
ene la dzi, anyigba, si dzi bli, wein
kple abolo, weingblewo, amitiwo
kple anyitsi le, ne mianɔ agbe, eye
miaku o. Migaɖo to Xizkiya o!
Mia blem wòle le gbɔgblɔm be:
Yehowa aɖe mí! 33 Ðe [c]dukɔwo
ƒe mawuwo te ŋu ɖe woƒe anyi-
gbawo tso Asur-fia si mea? 34
Afika Xamat kple Arpad ƒe ma-
wuwo le? Afika Sefarwayim, He-
na kple Iwa ƒe mawuwo le? Ðe
wote ŋu ɖe Samaria tso asinye
mea? 35 Ðe anyigbawo ƒe mawu-
wo katã dometɔa ɖe ɖe eƒe anyi-
gba tso asinye me, ne Yehowa
naɖe Yerusalem atso asinye mea?
36 Ke dukɔ la zi kpi, eye meɖo
nyaa ɖeke ŋu nɛ o, elabena fia la
de se gblɔ bena: Migaɖo nyaa
ɖeke ŋu nɛ o! 37 Eye Elyakim,
Xilkiya vi, amesi le aƒea nu, kple
Sebna, agbalẽŋlɔla, kpakple Yoax,
Asaf vi, fia ƒe tsiami, wole awu
vuvuwo me va Xizkiya gbɔ, eye
woto Rabsake ƒe nyawo nɛ.

Xizkiya do gbe ɖa. Yesaya gblɔ ɖeɖe tso futɔwo si me ɖi.

19. [i]Esime fia Xizkiya see la,
edze eƒe awuwo, eye wòta
akpanya heyi Yehowa ƒe aƒe la
me. 2 Eye wòdɔ Elyakim, amesi
le aƒea nu, kple Sebna, agbalẽŋlɔla,
kpakple nunɔlawo ƒe ame tsitsiwo,
amesiwo ta akpanya la, ɖo ɖe nya-
gblɔɖila Yesaya, Amoz vi gbɔ,

[a] 18, 35.
[b] Fia. 1. 5, 5.
[d] kp. 9. 35—37.
[c] Yes. 10, 10. 11.
[f] 18, 30.
[g] 18, 33. 34.
[h] Mo. II. 25, 22; Ps. 80, 2.
[i] kpɔ Yes. 37, 1—35; Kron. II. 32, [illegible]—21.
[k] kp. 4; Sam. I. 17, 10.

3 ne woagblɔ nɛ bena: Ale Xiz-
kiya gblɔ esi: Egbe enye xaxa-,
tohehe-kple vlodogbe; elabena vi-
wo ɖo dzidzi me, gake ŋusẽ meli,
ne woadzi wo o. 4 Ðewohĩ Yeho-
wa, wò Mawu, se Rabsake, amesi
eƒe afetɔ Asur-fia dɔ ɖo ɖa, be
[a]wòaɖe alɔme le Mawu gbagbe la
ŋu la ƒe nyawo katã, eye wòahe
to nɛ le nya, siwo Yehowa, wò
Mawu, se la ta; eyata do gbe ɖa
ɖe ame susɔe, siwo li la ta! 5 Eye
Xizkiya ƒe dɔlawo va Yesaya gbɔ.
6 Tete Yesaya gblɔ na wo bena:
Ale miagblɔ na miaƒe afetɔ enye
si: Yehowa ƒe gbe enye si: Me-
gavɔ̃ nya, siwo Asur-fia ƒe ɖeka-
kpuiwo tsɔ ɖe alɔme le ŋunye nèse
la o! 7 Kpɔ ɖa, maɖe gbɔgbɔa ɖe
eme, eye [d]wòase nyaa ɖe ahagbu-
gbɔ ayi eƒe anyigba dzi, eye mana
wòatsi yi nu le eƒe anyigba dzi.
8 Esi Rabsake gbugbɔ yi la, ekpɔ
Asur-fia wòle aʋa wɔm kple Lib-
na, elabena ese be, eho tso Laxis.
9 Ke esi wòse le Kus-fia Tirhaka
ŋu be: Kpɔ ɖa, eho, be yeawɔ aʋa
kpli wò la, egadɔ amewo ɖo ɖe
Xizkiya, ne woagblɔ nɛ bena: 10
Ale miagblɔ na Xizkiya enye si:
Megana wò Mawu, si ŋu nèle dzi
ɖom ɖo la, naflu wò nagblɔ be:
[f]womatsɔ Yerusalem aɖe asi na
Asur-fia o. 11 Kpɔ ɖa, wò ŋutɔ
èse nusi Asur-fia wɔ anyigbawo
katã, vaseɖe esime wòtsrɔ̃ wo, eye
woaɖe wò ya? 12 Ðe [g]dukɔ, siwo
fofonyewo tsrɔ̃: Gozan, Xaran,
Rezef kple Eden-viwo, siwo le
Telasar la ƒe mawuwo ɖe woa?
13 Afika Xamat-fia, Arpad-fia
kple du Sefarwayim, Hena kple
Iwa ƒe fia le?
14 Esi Xizkiya xɔ agbalẽa le
dɔlawo si xlẽe la, eyi Yehowa ƒe
aƒe la me, eye Xizkiya kekee ɖe
Yehowa ŋku me. 15 Eye Xizkiya
do gbe ɖa le Yehowa ŋku me gblɔ
bena: Yehowa, Israel ƒe Mawu, [h]si
nɔa Kerubiwo dzi, wò ɖeka koe
nye Mawu ɖe anyigba dzi fiaɖuƒe-
wo katã dzi, wòe wɔ dziƒo kple
anyigba. 16 Yehowa, ƒu to anyi,
ne nase nu! Yehowa, ʋu wò ŋku-
wo, ne nakpɔ nu, eye se Sanxerib
ƒe nya, siwo wòdɔ ɖa, be [k]yeatsɔ
ɖe alɔme le Mawu gbagbe la ŋu!
17 Yehowa, Asur-fiawo nya tsrɔ̃
dukɔwo kple woƒe anyigbawo va-

vã. 18 Wotsɔ wo∫e mawuwo de
dzo me, elabena menye mawuwo
wonye o, ke boŋ amegbetɔwo ∫e
asinu dɔwɔwɔwoe, ati kple kpewo
wonye, eyata wo:srɔ̃ wo. 19 Eyata
Yehowa, mía Mawu, ɖe mí tso esi
me dzro, ne anyigba dzi fiaɖu∫ewo
katã nadze sii bena, wò ɖeka koe
nye Yehowa Mawu!
20 Tete Yesaya, Amoz vi, dɔ
ame ɖo ɖe Xizkiya gblɔ bena:
Ale Yehowa, Israel ∫e Mawu la,
gblɔ esi: Gbe, si nèdo ɖa nam le
Asur-fia Sanxerib ŋuti la, mesee.
21 Ale Yehowa gblɔ ɖe eŋu enye
si: Ɖetugbi, Zion vinyɔnu, ɖe
alɔme le ŋuwò, eye wòko wò, Ye-
rusalem vinyɔnu ʋuʋu ta ɖe yo-
wòme. 22 Ameka nèɖo vloe, eye
ameka ŋu nèɖu fewu le, ameka
ta nèdo ɣli ɖo, eye ameka ŋu nèfɔ
mo dzi ɖo? Israel ∫e kɔkɔetɔ lae
loo! 23 Edo vlo A∫etɔ la to wò
dɔlawo dzi gblɔ bena: Metsɔ nye
tasiaɖam gbogboawo va toawo
ta me kple Libanon ∫e tsutsuẽa∫e,
eye meلã e∫e sederti kɔkɔwo kple
e∫e sesewu nyuitɔwo; azɔ mege
ɖe e∫e nɔ∫e kɔkɔwo kple e∫e abɔ-
meti dodowo gbɔ; 24 meɖe vudo,
eye meno du bubu me tɔwo ∫e tsi,
eye metsɔ nye afɔ∫ome na Egipte
tɔsisiwo katã mie. 25 Mèsee kpɔ
be, metre ewɔwɔ tso tititi ke, eye
meɖoe tso gbaɖegbe ke oa? Azɔ
mena wòva me, be wogblẽ du se-
sẽwo wozu glikpo. 26 Wo me nɔ-
lawo ∫e lãme tu, dzi ɖe le wo ∫o,
eye ŋu kpe wo; wodi agblemema
kple gbe mumu, xɔtagbe kple bli,
si tsi tonu hafi va ∫u. 27 Menya wò
anyinɔnɔ, wò dodo kple wò gbɔ-
gbɔ kpakple wò agbodzedze ɖe ŋu-
nye. 28 Esi wò agbodzedze ɖe ŋu-
nye kple wò dada va nye to me ŋuti
la, eyata maɖe nye ga wò ŋɔti, eye
maɖe nye numega nu na wò akplɔ
wò agbugbɔ ato mɔ, si nèto va la.
29 Eye esia anye dzesi na wò: Le
∫e sia me la miaɖu nusiwo mie le
wo ɖokui si, eye le ∫e evelia me
la miaɖu flu me nuwo, eye le ∫e
etɔ̃lia me la miaƒã nu aŋe nu, eye
miaɖe weingblewo aɖu wo me ku-
tsetsewo. 30 Yuda ∫e a∫e la ∫e
amesiwo woɖe, eye wokpɔtɔ la,
aɖe ke aɖo ta to me, eye woatse
ku ɖe dzi me. 31 Elabena ame su-
sɔeawo aɖo tso Yerusalem, eye
amesiwo woɖe la, atso Zion-to la
dzi; [a]Yehowa Zebaot ∫e ŋuʋaʋã
la le esia wɔ ge. 32 Eyata ale
Yehowa gblɔ ɖe Asur-fia ŋu enye
si: Mava du sia me o, eye maɖa
aŋutrɔ ɖe eme o, mate ɖe eŋu kple
akpoxɔnu o, eye ma∫u kpo ɖe eŋu
o. 33 Agbugbɔ ato mɔ, si dzi wòto
va, eye mava du sia me o. Yeho-
wa ∫e gbee nye esia! 34 [b]Makpɔ
du sia ta, eye maɖee, le nye ŋutɔ
kple nye dɔla Dawid ta.

Asurtɔwo ∫e toɣiɣi le nukumɔa ɖe dzi. Sanxerib ku.

35 Eye wòva me le zã ma me
be, Yehowa ∫e dɔla do ɖawu ame
akpe alafa ɖeka kple blanyi vɔ atɔ̃
le Asurtɔwo ∫e asaɖa me. Esi
wofɔ ŋdi kanya la, kpɔ ɖa, ame
kukuwo sɔŋ koe li. 36 Tete Asur-
fia Sanxerib ho dzo gbugbɔ yi
a∫e, eye wòɖanɔ Niniwe. 37 Eye
wòva me, esime wòle gbe dom ɖa
le e∫e mawu Nisrox ∫e me la, evia
Adramelex kple Sarezer [d]wowui
kple yi, eye wosi yi Ararat-nyi-
gba dzi, eye via Esar-Xadon zu
fia ɖe ete∫e.

Xizkiya ∫e dolélé kple e∫e agbetsitsi.

20. [e]Yemaɣi la Xizkiya lé dɔ
de kuku ge; eye nyagblɔ-
ɖila Yesaya, Amoz vi, va egbɔ
gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa gblɔ
esi: Ɖɔ wò a∫e ɖo, elabena èle
kuku ge, eye mèle agbe nɔ ge o.
2 Tete wòtrɔ mo ɖe gli ŋu hedo
gbe ɖa na Yehowa gblɔ bena: 3
Oo Yehowa, ɖo ŋu, alesi mezɔ le
ŋkuwò me le nyate∫e kple dzi blibo
me, kple alesi mewɔ nusi nyo le
ŋkuwò me la. Eye Xizkiya fa avi
kple ɣlí. 4 Esi Yesaya mekpɔ do
le dua titina o la, Yehowa ∫e gbe
va egbɔ bena: 5 Gbugbɔ yi ɖa-
gblɔ na nye dukɔ ∫e amegã Xiz-
kiya bena: Ale Yehowa, fofowò
Dawid ∫e Mawu la, gblɔ esi: Mese
wò gbedododa, eye mekpɔ wò
aɖatsiwo, kpɔ ɖa, mayɔ dɔ wò,
eye le ŋkeke etɔ̃agbe la àyi Ye-
howa ∫e me. 6 Maɖa ∫e wuiatɔ̃
ɖe wò agbenɔŋkekewo dzi, eye
maɖe mia kple [f]du sia tso Asur-
fia si me, eye makpɔ du sia ta le
nye ŋuti kple nye dɔla Dawid ta.
7 Eye Yesaya gblɔ bena: Mitsɔ
gbotsetsebolo vɛ! Eye wotsɔe
va ɖo ∫o∫oeawo dzi, tete wòhaya.

[a] Yes. 9, 6. [b] 20, 6. [d] kp. 7. [e] kpɔ Yes. 38; Kron. II. 32, 24–33. [f] 18, 34.

8 Eye Xizkiya gblɔ na Yesaya
bena: Nuka nye dzesi be, Yehowa
ahayam, eye mayi Yehowa ƒe aƒe
la me le ŋkeke etɔ̃agbe? 9 Ye-
saya ɖo ŋu be: Esia nye dzesi
tso Yehowa gbɔ be, Yehowa le
nusi wògblɔ la wɔ ge: Ɖe vɔvɔli
la nayi ŋgɔ ɖoƒe ewo loo, alo ne-
gbugbɔ ɖe megbe ɖoƒe ewoa?
10 Xizkiya gblɔ bena: Mesesẽ be,
vɔvɔli nayi ŋgɔ ɖoƒe ewo o, ke
boŋ vɔvɔli la negbugbɔ ɖe megbe
ɖoƒe ewo. 11 Tete nyagblɔɖila
Yesaya yɔ Yehowa, eye wòna vɔ-
vɔli, si yi ŋgɔ la, gbugbɔ yi ɖoƒe
la dzi; egbugbɔ ɖe megbe le Axaz
ƒe ɣega la dzi ɖoƒe ewo.

Xizkiya wɔ bometsinu le Babeltɔwo ƒe
ame ɖoɖowo ŋku me, eye wòku.

12 Ɣemaɣi Babel-fia Berodax-
Baladan, Baladan vi, ɖo agbalẽ
kple nunanawo ɖe Xizkiya, ela-
bena ese be, Xizkiya lé dɔ. 13 Eye
Xizkiya ɖo to wo, eye wòfia eƒe
kesinɔnuxɔwo katã, klosalo kple
sika, atike ʋeʋẽe kple ami xɔasi
kple aʋawɔnuxɔ kpakple nusiwo
katã le eƒe kesinɔnuwo me la wo,
naneke meli, si Xizkiya metsɔ fia
wo le eƒe aƒe kple eƒe fiaduƒe bli-
bo la me o. 14 Tete nyagblɔɖila
Yesaya va fia Xizkiya gbɔ gblɔ
nɛ bena: Nya ka ŋutsu siawo gblɔ,
eye afika wotso va gbɔwò? Xiz-
kiya ɖo ŋu bena: Wotso kekeke
Babel ke. 15 Eye wògblɔ be: Nuka
wokpɔ le aƒewò me? Xizkiya ɖo
ŋu be: Wokpɔ nusiwo katã le aƒe-
nye me la, naneke mele nye ke-
sinɔnuwo me, si nyemetsɔ fia wo
o. 16 Tete Yesaya gblɔ na Xiz-
kiya bena: Se Yehowa ƒe gbe!
17 Kpɔ ɖa, ŋkekewo gbɔna, [h]esi-
me woalɔ nusiwo katã le aƒewò
me kple nusiwo fofowòwo tu ɖo
vaseɖe egbe la, ayi Babel, naneke
makpɔtɔ o; Yehowa gblɔe! 18 Eye
woakplɔ viwòŋutsu, siwo dzɔ tso
mewò, amesiwo nèdzi la, dome-
tɔa ɖewo woaɖanye [i]afemenu dzi-
kpɔlawo le Babel-fia ƒe me. 19
Xizkiya ɖo ŋu na Yesaya bena:
[k]Yehowa ƒe gbe, si nègblɔ la,
enyo. Eye wògagblɔ tomefafa
kple nuteƒewɔwɔ nya le nye ŋke-
kewo me ko evɔ. 20 Xizkiya ŋu-
tinya susɔea kple eƒe kalẽwɔwɔ-
wo katã, alesi wòɖe ta kple tɔ-
ʋui. eye wòhe tsi va dua mee la,

[a] kpɔ Kron. II. 33, 1—20.
[b] Fia. I. 16, 33.
[d] kp. 7.
[e] 23, 12.
[f] 16, 3.
[g] Fia. I. 8, 29; 9, 3.
[h] 24, 13. 14.
[i] Dan. 1, 3. 4.
[k] Sam. I. 3, 18.
[l] Sam. I. 3, 11; Yer. 19, 3.

woŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo ƒe ŋuti-
nyagbalẽ me. 21 Eye Xizkiya mlɔ
fofoawo gbɔ, eye via Manase zu
fia ɖe eteƒe.

Fia Manase.

21. [a]Manase xɔ ƒe wuieve, esime
wòzu fia, eye wòɖu fia le Ye-
rusalem ƒe blaatɔ̃ vɔ atɔ̃. Dadaa
ŋkɔ nye Xefziba. 2 Eye wòwɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me, le du-
kɔ, siwo Yehowa nyã le Israel-
viwo ŋgɔ la ƒe ŋunyɔnuwo nu.
3 Egagbugbɔ nuxeƒe, siwo fofoa
Xizkiya gbã la tu, eɖi vɔsamle-
kpuiwo na Baal, eye wòwɔ Asera,
abe alesi [b]Israel-fia Axab wɔ ene,
eye wòɖe ta agu na dziƒonuwo
katã hesubɔ wo. 4 Eɖi vɔsamle-
kpuiwo ɖe Yehowa ƒe aƒe, si ŋu
[d]Yehowa gblɔ le be, yeatsɔ yeƒe
ŋkɔ aɖo Yerusalem la me. 5 Eye
wòɖi [e]vɔsamlekpuiwo na dziƒonu-
wo katã ɖe Yehowa ƒe aƒe la ƒe
xɔxɔnuwo kple eve. 6 Ena [f]via-
wo to dzo me, eye wòsa dzo, eka
afã, eye wòɖo ŋɔliyɔlawo kple aku-
nyawɔlawo, eye wòwɔ nu vɔ̃ɖi ge-
ɖe le Yehowa ŋku me, ne wòatsɔ
do dziku nɛ. 7 Eye wòtsɔ Asera
ƒe legba, si wòwɔ la, ɖo aƒe la
me, aƒe, si ŋu Yehowa[g] gblɔ le na
Dawid kple via Salomo be: Ma-
tsɔ nye ŋkɔ aɖo aƒe sia me kple
Yerusalem, si metia le Israel-toa-
wo katã me la tegbee. 8 Eye nye-
mana Israel ƒe afɔ nage le anyi-
gba, si metsɔ na wo fofowo la
dzi o, nenye be, wolé se, siwo ka-
tã mede na wo kple se, siwo katã
nye dɔla Mose ɖe na wo la me
ɖe asi, eye wowɔ wo dzi ko. 9 Ke
womeɖo to o, eye Manase ble wo
wowɔ nu vɔ̃ɖi wu dukɔ, siwo Ye-
howa tsrɔ̃ ɖa le Israel-viwo ŋgɔ.

10 Eye Yehowa ƒo nu to eƒe
dɔla, nyagblɔɖilawo dzi gblɔ be-
na: 11 Esi Yuda-fia Manase wɔ ŋu-
nyɔnu sia, eye wòwɔ nu gbegblẽ
wu nusiwo katã Amoritɔwo wɔ le
eŋgɔ, eye wòtsɔ eƒe legbawo ble
Yuda hã ɖe nuvɔ̃ me la, 12 eyata
ale Yehowa, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mahe dzɔgbevɔ̃e
ava Yerusalem kple Yuda dzi, ale
be [l]amesiwo katã asee la, ƒe towo
kple eve me laɖi yeŋ. 13 Matsi
Samaria ƒe ka kple Axab ƒe aƒe
la ƒe kpe ɖe Yerusalem dzi, eye

matutu Yerusalem, abe alesi wo-
tutua agba me tsɔna tsyɔ anyi
ene. 14 Mate nye domenyinu ƒe
susɔea ḍa, eye matsɔ wo ade asi
na woƒe futɔwo woanye aboyonu
kple nuxaxa na woƒe futɔwo ka-
tã. 15 Elabena wowɔ nusi nye vɔ̃
le ŋkunye me, eye wodo dziku
nam tso gbesigbe wo fofowo ʋu
tso Egipte vaseḍe egbe. 16 [a]Ma- a 24. 4.
nase kɔ ʋu madifɔ geḍe ŋutɔ hã
ḍi, vaseḍe esime wòna Yerusalem
yɔ tso go ḍeka me vaseḍe go ke-
me me hekpe ḍe eƒe nuvɔ̃, siwo
wòtsɔ ble Yuda wòwɔ nusi nye
vɔ̃ le Yehowa ŋku me la ŋuti.
17 Manase ŋutinya susɔea kple
nusiwo katã wòwɔ kpakple eƒe
nuvɔ̃, siwo wòwɔ la, woŋlɔ wo ḍe
Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me. b 12, 18.
18 Eye Manase mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woḍii ḍe eƒe aƒe ƒe abɔ, si
nye Uza ƒe abɔ la me, eye via
Amon zu fia ḍe eteƒe.

Fia Amon.

19 Amon xɔ ƒe blave vɔ eve,
esime wòzu fia, eye wòḍu fia ƒe
eve le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye
Mesulemet, Xaruz ƒe vinyɔnu tso
Yotba. 20 Eye wòwɔ nusi nye vɔ̃
le Yehowa ŋku me, abe alesi fo-
foa Manase wɔ ene. 21 Eto mɔ,
si fofoa to la pɛpɛpɛ, eye wòsubɔ
legba, siwo fofoa subɔ hede ta
agu na wo. 22 Egblẽ Yehowa,
fofoawo ƒe Mawu la ḍi, eye meto
Yehowa ƒe mɔwo o. 23 Eye Amon
ƒe dɔlawo ḍo nugbe ḍe eŋu, eye
wowu fia la le eƒe xɔ me.[d] 24 Tete d 14, 18.
dukɔ hahoo la wu amesiwo katã ḍo
nugbe ḍe fia Amon ŋu la, eye du-
kɔ hahoo la tsɔ via Yosiya ḍo fia
ḍe eteƒe. 25 Amon ŋutinya su-
sɔea kple nusiwo wòwɔ la, wo-
ŋlɔ wo ḍe Yuda-fiawo ƒe ŋutinya-
gbalẽ me. 26 Eye woḍii ḍe eƒe
yɔdo me [e]le Uza abɔ me, eye via e kp. 18.
Yosiya zu fia ḍe eteƒe.

Fia Yosiya.

22. [f]Yosiya xɔ ƒe enyi, esime f kp. 1—6 kpɔ Kron. II. 34, 1.
wòzu fia, eye wòḍu fia le 2. 8—11.
Yerusalem ƒe blaetɔ̃ vɔ ḍekɛ. Da-
daa ŋkɔ nye Yedida, Adaya ƒe vi-
nyɔnu tso Bozkat. 2 Ewɔ [g]nusi g 18, 3.
nyo le Yehowa ŋku me, eye wòto
fofoa Dawid ƒe ʋe me pɛpɛpɛ, eye
[h]medze ḍe dusi alo mia me o. h Mo. V. 5, 32.

3 Eye wòva me le fia Yosiya ƒe
ƒe wuienyilia me be, fia la dɔ Me-
sulam vi Azalya ƒe vi Safan, amesi
nye agbalẽŋlɔla, ḍo ḍe Yehowa ƒe
aƒe la me gblɔ bena: 4 Yi nunɔ-
lagã Xilkiya gbɔ, ne wòaxlẽ ga,
siwo katã wotsɔ va Yehowa ƒe aƒe
la me, siwo kpuinudzɔlawo dzɔ le
dukɔ la si la. 5 Eye woatsɔ wo
na dɔnunɔla, siwo wotsɔ ḍo Yɛ-
howa ƒe aƒe la nu, eye woatsɔ wo
na Yehowa ƒe aƒe la ŋu dɔwɔlawo,
ne woaḍɔ xɔ la ƒe gbagbãƒewo ḍo.
6 Woatsɔ wo na atikpalawo, xɔtu-
lawo kple glidolawo, ne woaƒle
atiwo kple kpe fufuwo aḍɔ xɔ la
ḍo. 7 Ke womebu akɔnta kpli wo
le ga, si wotsɔ de wo si la ŋuti
o, elabena wowɔe le anukware
me.[b]

Wofɔ segbalẽ la.

8 Tete nunɔlagã Xilkiya gblɔ na
agbalẽŋlɔla Safan bena: Mefɔ se-
gbalẽa ḍe le Yehowa ƒe aƒe la me.
Eye Xilkiya tsɔ agbalẽ la na Sa-
fan wòxlẽ. 9 Eye agbalẽŋlɔla Sa-
fan va fia la gbɔ, eye wòhe gbe
vɛ na fia la gblɔ bena: Wò dɔla-
wo trɔ ga, si le aƒe la me, eye
wotsɔe de asi na dɔnunɔla, siwo
wotsɔ ḍo Yehowa ƒe aƒe la nu.
10 Eye agbalẽŋlɔla Safan to na
fia la bena: Nunɔla Xilkiya tsɔ
agbalẽa ḍe nam; eye Safan xlẽe
na fia la. 11 Esime fia la se se-
gbalẽa me nyawo la, edze eƒe awu-
wo. 12 Eye fia la de se na nunɔla
Xilkiya kple Safan vi Axikam, Mi-
xaya vi Axbor kple agbalẽŋlɔla
Safan kpakple fia ƒe subɔla Asa-
ya gblɔ bena: 13 Miyi ḍabia nu
Yehowa ḍe tanye kple ḍe dukɔ
la kpakple Yuda blibo la ta le
agbalẽ, si wofɔ la me nyawo ŋuti;
elabena Yehowa ƒe dɔmedzoe, si
wòdo ḍe mía ŋuti la, nu sẽ, ela-
bena mía fofowo meḍo to agbalẽ
sia me nyawo, ne woawɔ nusiwo
katã woŋlɔ ḍe eme la dzi o.

Nyɔnu nyagblɔḍila Xulda.

14 Tete nunɔla Xilkiya, Axikam,
Axbor kple Safan kpakple Asa-
ya woyi nyɔnu nyagblɔḍila Xulda,
amesi nye Xarxas vi Tikwa ƒe vi
Salum, amesi nye awu dzikpɔla
srɔ̃, eye wònɔ Yerusalem-du la ƒe
to evelia la gbɔ, eye wofo nu kplii.
15 Eḍo ŋu na wo bena: Ale Ye-
howa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi:

Midagblɔ na ŋutsu, si dɔ mi ɖe
gbɔnye la bena: 16 Yehowa ƒe gbe
enye si: Kpɔ ɖa, maɖe dzɔgbevɔ̃e
ava teƒe sia kple eme nɔlawo dzi
le agbalẽ sia me nya, siwo katã
Yuda-fia xlẽ la nu. 17 Eye wo-
gblẽm ɖi, eye wodo dzudzɔ na
mawu bubuwo, ne woatsɔ woƒe
asinudɔwɔwɔwo katã ado dziku
nam la, eyata nye dɔmedzoe abi
ɖe teƒe sia ŋu, eye matsi o.[a] 18
Eye migblɔ na Yuda-fia, si dɔ mi
ɖa, be miaɖabia nu Yehowa la be-
na: Ale Yehowa, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Esi nèse nya siawo,
19 eye dzika tso ƒowò, eye nè-
bɔbɔ ɖokuiwò ɖe anyi le Yehowa
ŋku me, le esi nèse nya, si me-
gblɔ ɖe teƒe sia kple eme nɔlawo
ŋu be, azu aƒedo kple diŋudodo,
eye nèdze wò awuwo hefa avi le
ŋkunye me la, nye hã mesee; Ye-
howa gblɔe! 20 Eyata [d]mana nayi
fofowòwo gbɔ, eye woadi wò ɖe
wò yɔdo me le ŋutifafa me, eye
wò ŋkuwo makpɔ dzɔgbevɔ̃e, siwo
katã mahe ava teƒe sia dzi la o.
Eye wohe gbea vɛ na fia la.

Yosiya gadzra Mawusubɔsubɔ ɖo.

23. [f]Tete fia la dɔ be, woaɖaƒo
Yuda kple Yerusalem-ame
tsitsiwo katã nu ƒu va egbɔe. 2
Eye fia la yi Yehowa ƒe aƒe la
me, eye Yuda-ŋutsuwo katã kple
Yerusalemtɔwo katã, nunɔlawo
kple nyagblɔɖilawo kpakple du-
kɔ blibo la, ɖeviwo kple tsitsia-
wo siaa kpe ɖe eŋu, eye wòxlẽ
nubabla ƒe agbalẽ, si wofɔ le Ye-
howa ƒe me la me nyawo katã ɖe
woƒe towo me. 3 Eye fia la tsi
tre ɖe [h]enɔƒe [i]hebla nu le Yeho-
wa ŋku me, be yeadze Yehowa
yome, eye yealé eƒe sewo, ɖase-
ɖiɖiwo kple ɖoɖowo me ɖe asi tso
dzi blibo kpakple luʋɔ blibo me,
eye yeawɔ nubabla sia ƒe nya, si-
wo katã woŋlɔ ɖe agbalẽ sia me
la dzi; eye dukɔ blibo la bla nu.

Yosiya ɖe trɔ̃subɔsubɔ ɖa.

4 Tete fia la ɖe se na nunɔlagã
Xilkiya kple nunɔlagã yometɔwo
kpakple kpuinudzɔlawo, be woafɔ
[m]nusiwo katã wowɔ na Baal kple
Asera kpakple dziƒonuwo katã la,
ado goe le Yehowa ƒe xɔ la me;
eye woɖatɔ dzo wo ɖe Yerusalem
godo le Kidron-bali la me, eye

[a] Mo. V. 31, 29; 32, 21–23.
[b] Fia. I. 14, 24.
[d] Yes. 57, 1. 2.
[e] 17, 17; Mo. III. 18, 21.
[f] kpɔ Kron. II. 34, 29–32.
[g] 16, 10. 11; 21. 4. 5; Kron. II. 28, 24.
[h] 11, 14.
[i] Yos. 24, 25.
[k] Fia. I. 11, 7.
[l] Fia. I. 12, 32.
[m] 21, 3.

wolɔ woƒe afi yi Betel. 5 Eɖe le-
gba nunɔla, siwo Yuda-fiawo ɖo, be
woasa vɔ le nuxeƒewo le Yudɔ-
duwo kple Yerusalem-nutowo me
la ɖa, hekpe ɖe amesiwo doa dzu-
dzɔ na Baal kple ɣe, ɣleti kple
ɣletiviwo kpakple dziƒonuwo katã
la ŋuti. 6 Eye wòɖe Asera do goe
tso Yehowa ƒe aƒe la me tsɔ yi
Kidron-tɔʋu la nu le Yerusalem
godo; etɔ dzoe le Kidron-tɔʋu la
nu, eye wòtui memee helɔ wu ɖe
ame tsɛwo ƒe yɔdowo dzi. 7 Egbã
[b]matrewɔlawo ƒe xɔ, siwo le Ye-
howa ƒe aƒe la me, afisi nyɔnuwo
nɔa agbaɖɔvɔ lɔ̃m na Asera le la.
8 Ena nunɔlawo katã tso Yuda-
duwo me va, eye wòdo gu nuxeƒè,
siwo nunɔlawo doa dzudzɔ le tso
Geba vaseɖe Beer-Seba; eye wò-
gbã agbowo nu nuxeƒe, siwo le
dumegã Yosua ƒe agbo nu le du-
gbo la ƒe mia me gome. 9 Ke nu-
xeƒe nunɔlawo mekpɔ mɔ aɖe Ye-
howa ƒe vɔsamlekpui la dzi le Ye-
rusalem o, ke boŋ woaɖu nu ma-
ʋamaʋã kple wo nɔviwo. 10 Edo
gu ŋunyɔƒe, si le Ben-Hinom-bali
la me, be [e]amea ɖeke magana via-
ŋutsu kple vianyɔnu nato dzo me
na Molex o. 11 Eye wòɖe sɔ, si-
wo Yuda-fiawo ɖo na ɣe la ɖa le
Yehowa ƒe aƒe la me yi aƒeme-
nu dzikpɔla Netan-Melex ƒe xɔ, si
le dua godo la me; ke etɔ dzo ɣe
ƒe tasiaɖamwo. 12 Eye fia la gbã
[g]vɔsamlekpui, siwo le Axaz ƒe xɔ-
ta, siwo Yuda-fiawo ɖi, kple vɔ-
samlekpui, siwo Manase ɖi ɖe Ye-
howa ƒe aƒe ƒe xɔxɔnuwo kple eve
la, eye wòɖe wo ɖa tso afima he-
tsɔ woƒe anyi ɖakɔ ɖe Kidron-
tɔʋu la me. 13 Eye fia la do gu
nuxeƒe, siwo le Yerusalem ƒe ɣe-
dzeƒe le Amito la ƒe dusi go-
me, siwo [k]Israel-fia Salomo tu na
Zidontɔwo ƒe ŋunyɔnu Astartewo
kple Moabitɔwo ƒe ŋunyɔnu Mil-
kom. 14 Egbã aƒeliwo, eye wòmũ
Aserawo helɔ ameƒuwo kɔ ɖe wo
teƒe. 15 Egbã vɔsamlekpui, si le
Betel hã, eya nye nuxeƒe, si [l]Ye-
robeam, Nebat vi, amesi ble Israel
ɖe nuvɔ̃ me la ɖi; egbã vɔsamle-
kpui sia hã, eye wòtɔ dzo nuxeƒe
la hetui memie, eye wòtɔ dzo
Asera la. 16 Eye Yosiya tsa ŋku,
eye wòkpɔ yɔdo, siwo le toa dzi
afima; tete wòɖɔ woɖalɔ ƒuwo le

yɔdoawo me vɛ, eye wotɔ dzo wo
le vɔsamlekpui la dzi hedo gui
[b]le Yehowa ƒe nya, si Mawu ƒe
amesi va gblɔ nya siawo, de
gbe ƒãe la nu. 17 Eye wògblɔ be:
Ŋkuḍodzinu ka enye kem kpɔm
mele? Duametɔwo ḍo ŋu nɛ be-
na: [d]Mawu ƒe amesi tso Yuda
va ḍe gbe ƒã nusiwo nèwɔ ḍe vɔ-
samlekpuia ŋu le Betel la ƒe yɔ-
doe. 18 Tete wògblɔ be: Miḍe
asi le eŋu, eye amea ḍeke me-
gaka asi eƒe ƒuwo ŋu o! Ale wo-
meka asi eya kple nyagblɔḍila, si
tso Samaria la ƒe ƒuwo ŋu o. 19
Eye Yosiya ḍe nuxeƒexɔ, siwo katã
le Samaria-duwo me, siwo Israel-
fiawo tu tsɔ do dziku na Yehowa
la ḍa, eye wòwɔ wo, abe alesi wò-
wɔ le Betel pɛpɛpɛ ene. 20 Eye
wòwu nuxeƒe nunɔla, siwo katã le
afima la, ḍe vɔsamlekpuiawo dzi,
eye wò.ɔ dzo ameƒuwo le wo dzi;
emegbe wògbugbɔ yi Yerusalem.

Yosiya na woḍu ŋutitotoŋkekenyuie la. Yosiya ku.

21 Eye fia la de se na dukɔ
blibo la bena: Miḍu ŋutitotoŋke-
kenyuie la na Yehowa, mia Mawu
la, [g]abe alesi woŋlɔ ḍe nubabla ƒe
agbalẽ sia me ene. 22 Elabena
womeḍu ŋutitotoŋkekenyuie sia le
ʋɔnudrɔ̃la, siwo drɔ̃ ʋɔnu Israel
la ŋɔli kple Israel-fiawo kpakple
Yuda-fiawo katã ŋɔli kpɔ o, 23 ne-
gbe le fia Yosiya ƒe ƒe wuienyilia
me ko woḍu ŋutitotoŋkekenyuie
sia na Yehowa le Yerusalem. 24
Eye Yosiya ḍe ŋɔliyɔlawo kple
akunyawɔ'awo, aklama kpakpɛwo
kple legbawo kpakple ŋunyɔnu-
wo, siwo katã wòkpɔ le Yuda-
nyigba dzi kple Yerusalem la hã
ḍa, ne wòawɔ [i]se la ƒe nya, siwo
woŋlɔ ḍe agbalẽ, si nunɔla Xil-
kiya fɔ le Yehowa ƒe aƒe me la
dzi. 25 [k]Fiaa ḍeke menɔ eŋgɔ de
enu, amesi trɔ ḍe Yehowa ŋu kple
eƒe dzi blibo kple eƒe luʋɔ blibo
kpakple eƒe ŋusẽ blibo le Mose
ƒe seawo katã nu o; eye etɔgbea
ḍeke hã menɔ eyome o. 26 Ke
Yehowa meḍe asi le eƒe dɔme-
dzoe gã, si wòdo ḍe Yuda ŋu la
ŋuti o, le dziku, siwo katã [n]Ma-
nase do nɛ la ta. 27 Eye Yeho-
wa gblɔ be: Maḍe Yuda hã ḍa le
nye ŋku ta, [o]abe alesi meḍe Israel
ḍa ene; eye mate Yerusalem-du

sia, si metia, kple xɔ, [a]si ŋu megblɔ
le be, nye ŋkɔ anɔ afima la ḍa. 28
Yosiya ŋutinya susɔea kple nu-
siwo katã wòwɔ la, woŋlɔ wo ḍe
Yuda-fiawo ƒe ŋutinyagbalẽ me.
29 Eŋɔli Egipte-fia Farao Nexo
ho ḍe Asur-fia ŋu le Frat-tɔsisi la
nu, eye fia Yosiya ho ḍakpee; ke
esime wòkpɔe la, ewui le Megido.
30 Esime wòku la, eƒe dɔlawo tsɔe
tso Megido [e]va Yerusalem, eye
wodii ḍe eƒe yɔdo me. Eye dukɔ
hahoo la si ami na via Yoaxaz
heḍo fia ḍe fofoa teƒe.

Yoaxaz.

31 Yoaxaz xɔ ƒe blave vɔ etɔ̃,
esime wòzu fia, eye wòḍu fia dzinu
etɔ̃ le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye
Xamutal, Yeremya ƒe vinyɔnu, tso
Libna. 32 Ewɔ nusi nye vɔ̃ le Ye-
howa ŋku me, abe alesi fofoawo
wɔ pɛpɛpɛ ene. 33 Eye Farao
Nexo [f]dee gaxɔ ḍe Ribla le Xa-
mat-nyigba dzi, be maganye fia
le Yerusalem o; eye wòtsɔ klosalo
talento alafa ḍeka kple sika ta-
lento ḍeka he to na dukɔ la.

Yoyakim.

34 Eye Farao Nexo tsɔ Elyakim,
Yosiya vi, ḍo fia ḍe fofoa Yosiya
teƒe hetrɔ ŋkɔ nɛ be Yoyakim; ke
ekplɔ Yoaxaz yi Egipte, afisi wòku
ḍo. 35 Eye Yoyakim tsɔ klosalo
kple sika na Farao; ke [h]ḍe wòbla
fe na dukɔ la, be wòakpɔ ga ana,
abe alesi Farao de se ene. Exɔ
klosalo kple sika le dukɔ hahoo la
si, abe alesi wòbla fe na wo dome
amesiame ene, ne wòatsɔ na Farao
Nexo. 36 Yoyakim xɔ ƒe blave vɔ
atɔ̃, esime wòzu fia, eye wòḍu fia
ƒe wuiḍekɛ le Yerusalem. Dadaa
ŋkɔ nye Zebuda, Pedaya vinyɔ-
nu, tso Ruma. 37 Ewɔ nusi nye
vɔ̃ le Yehowa ŋku me, abe alesi
fofoawo wɔ pɛpɛpɛ ene.

Yoyakim.

24. [l]Eŋɔli Babel-fia Nebukad-
nezar ho va, eye Yoyakim
zu etevi ƒe etɔ̃; tete wòdze aglã ḍe
eŋu. 2 Eye Yehowa kplɔ Kaldeatɔ-
wo ƒe adzohawo, Moabitɔwo ƒe a-
dzohawo kple Amon-viwo ƒe adzo-
hawo dee; ekplɔ wo de Yuda, ne
woatsrɔ̃e, le Yehowa ƒe nya, si wò-
gblɔ to eƒe dɔla, siwo nye nyagblɔ-
ḍilawo dzi la nu. 3 [p]Le Yehowa
ƒe nya la nu ko esia va Yuda dzi

a Fia. I. 8, 29.
b Fia. I. 13, 2.
d Fia. I. 13, 30.
e 9, 28.
f Xez. 19, 4.
g Mo. II. 12.
h 15, 20.
i Mo. III. 20, 27; Mo. V. 29, 16. 17.
k 18, 5.
l kpɔ Kron. II. 36, 6—13.
n 21, 11—16.
o 17, 18.
p 21, 10—16; 23, 25. 27.

ḍo, ne wòatee ḍa le eƒe ŋku ta le
Manase ƒe nuvɔ̃wo kple nusiwo
katã wòwɔ la ŋuti; 4 hekpe ḍe ʋu
maḍiƒɔ, si wòkɔ ḍe anyi, eye wò-
tsɔ ʋu maḍiƒɔ yɔ Yerusalem taŋ
la ŋuti; eyata Yehowa mebe, yea-
tsɔe ake o. 5 Yoyakim ŋutinya
susɔea kple nusiwo katã wòwɔ la,
woŋlɔ wo ḍe Yuda-fiawo ƒe ŋuti-
nyagbalẽ me. 6 Eye Yoyakim mlɔ
fofoawo gbɔ, eye via Yoyaxin zu
fia ḍe eteƒe. 7 Ke Egipte-fia me-
gaho tso eƒe anyigba dzi azɔ o,
elabena Babel-fia xɔ anyigba, si-
wo katã nye Egipte-fia tɔ tso Egip-
te-tɔʋu la nu vaseḍe Frat-tɔsisi
la nu.

Yoyaxin. Nebukadnezar ḍe to ḍe Yerusalem ŋuti. Babel-fia ḍe aboyo Yerusalemtɔwo.

8 Yoyaxin xɔ ƒe wuienyi, esime
wòzu fia, eye wòḍu fia dzinu etɔ̃
le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye Ne-
xusta, Elnatan ƒe vinyɔnu, tso Ye-
rusalem. 9 Ewɔ nusi nye vɔ̃ le
Yehowa ŋku me, abe alesi fofoa
wɔ pɛpɛpɛ ene.[f] 10 Xemaɣi Ba- [f 23, 37.]
bel-fia Nebukadnezar ƒe dɔlawo
ho ḍe Yerusalem ŋu, eye woḍe to
ḍe du la. 11 Eye esime eƒe dɔla-
wo ḍe to ḍee la, Babel-fia Nebu-
kadnezar va dze du la dzi. 12 Tete
Yuda-fia Yoyaxin do yi Babel-fia
gbɔ, eya kple dadaa kple eƒe dɔla-
wo, eƒe amegãwo kple eƒe aƒeme-
nu dzikpɔlawo, eye Babel-fia ḍe
aboyoe le eƒe fiaḍuḍu ƒe ƒe enyilia
me. 13 Eye [g]wòlɔ Yehowa ƒe me [g 20, 17.]
kesinɔnuwo katã kple fia ƒe me
kesinɔnuwo katã tso afima, eye
wògbã sikanu, siwo katã Israel-fia
Salomo wɔ ḍe Yehowa ƒe xɔ la
me, abe alesi Yehowa gblɔ ene.
14 Eḍe aboyo Yerusalem blibo la
kple amegãwo katã kpakple aʋa-
wɔlawo katã, atikpalawo katã kple
nutulawo. Aboyomeawo le ame
akpe ewo, amea ḍeke mekpɔtɔ o,
negbe dukɔ hahoo la ƒe ame dahe-
wo ko. 15 [h]Êkplɔ Yoyaxin yi Ba- [h Ver. 22, 26; 24, 1; ta 25, 27.]
bel, eye wòkplɔ fia dada, fia srɔ̃-
wo kple eƒe aƒemenu dzikpɔlawo
kpakple anyigba dzi bubumewo
tso Yerusalem yi aboyo me le Ba-
bel. 16 Dutsu aʋawɔlawo katã le
ame akpe adre, eye atikpalawo
kple nutulawo le ame akpe ḍeka;
wo katã nye aʋawɔla veviwo,
eye Babel-fia ḍe aboyo wo yi Ba-
bel. 17 Eye Babel-fia tsɔ etɔḍia
Matanya ḍo fia ḍe eteƒe hetrɔ ŋkɔ
nɛ bena Zedekiya.

Zedekiya.

18 Zedekiya xɔ ƒe blave vɔ ḍekɛ,
esime wòzu fia, eye wòḍu fia ƒe
wuiḍekɛ le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ
nye Xamutal, Yeremya ƒe vinyɔ-
nu, tso Libna.[a] 19 Eye wòwɔ nusi [a Ver. 52, 1–3.]
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me, abe
alesi Yoyakim wɔ pɛpɛpɛ ene.[b] [b 23, 37.]
20 Elabena le Yehowa ƒe dɔmɛ-
dzoe la ta wòva me na Yerusalem
kple Yuda alea, vaseḍe esime [d]wò- [d 23, 27.]
te wo ḍa le eƒe ŋku ta. Eye Zede-
kiya dze aglã ḍe Babel-fia ŋu.

Yerusalem gbegblẽ.

25. [e]Eye wòva me le eƒe fia- [e kp. 1–21 kpɔ Ver. 52, 4–27; 39, 1–10; Kron. II. 36, 17–20.]
ḍuḍu ƒe ƒe asiekelia me, le
dzinu ewolia ƒe ŋkeke ewolia dzi
be, Babel-fia Nebukadnezar kple
eƒe aʋakɔ blibo la ho ḍe Yerusa-
lem ŋu, woḍe to ḍee, eye woƒu
kpo ḍe eŋu godoo va kpe. 2 Eye
woḍe to ḍe du la vaseḍe fia Zede-
kiya ƒe ƒe wuiḍekɛlia me. 3 Le
dzinu enelia ƒe ŋkeke asiekelia
dzi, esime dɔwuame nu sẽ le dua
me, eye aboloa ḍeke meli na dukɔ
hahoo la o la, 4 woḍe mɔ ḍe du la
ŋu, eye aʋawɔlawo katã si le zã
me to fia ƒe abɔ ƒe agbo, si le gli
eve dome la ƒe mɔ dzi, esime Kal-
deatɔwo ƒo xlã dua, eye woto ta-
gbamɔ. 5 Ke Kaldeatɔwo ƒe aʋa-
kɔ ti fia la yome va tui le Yerixo-
tagba, eye eƒe aʋakɔ blibo la ka
le eŋu. 6 Eye wolé fia la hekplɔe
va Babel-fia gbɔ le Ribla, eye wo-
drɔ̃ ʋɔnui. 7 Wowu Zedekiya vi-
wo le eŋku me, eye wogbã ŋku na
Zedekiya heḍe gae kplɔ yi Babel.
8 Le dzinu atɔ̃lia ƒe ŋkeke adrelia
dzi, si nye fia Nebukadnezar Babel-
fia ƒe ƒe wuiasiekelia me la, Nebu-
zaradan, fia ŋu asrafowo ƒe ame-
gã, si nye Babel-fia ƒe dɔla la, va
Yerusalem, 9 eye wòtɔ dzo Yeho-
wa ƒe aƒe kple fia ƒe aƒe kple Yeru-
salem-xɔwo katã kpakple bubume-
wo ƒe xɔwo katã. 10 Kaldeatɔwo
ƒe aʋakɔ, si le fia ŋu asrafowo ƒe
amegã ŋu la, gbã Yerusalem-gli-
wo katã hã va kpe. 11 Eye Nebuza-
radan, fia ŋu asrafowo ƒe amegã, ḍe
aboyo dukɔ la ƒe susɔea, si kpɔtɔ
ḍe dua me kple amesiwo si yi Ba-
bel-fia gbɔ kpakple ameha la ƒe su-
sɔea. 12 Ke fia ŋu asrafowo ƒe ame-
gã la gblẽ anyigba dzi ame dahe-

wo di, ne woanye weingbledelawo
kple agbledelawo. 13 Eye Kaldea-
tɔwo gbã akɔblisɔti, siwo le Ye-
howa ƒe aƒe la me kple anyinɔa-
wo kpakple akɔbligazɔ, si le Ye-
howa ƒe aƒe la me, eye wolɔ akɔ-
bliawo yi Babel.[a] 14 Wotsɔ zeawo,
sofiawo, hɛawo kple treawo kpa-
kple akɔblinuawo katã, siwo ŋu dɔ
wowɔna la, hã dzoe. 15 Eye fia ŋu
asrafowo ƒe amegã la tsɔ sonua-
wo kple ɒutreawo, sikatɔwo kple
klosalotɔwo siaa dzoe; 16 sɔti eve
kple gazɔ ɖeka kpakple anyinɔa-
wo, siwo fia Salomo wɔ bena Ye-
howa ƒe aƒe la; nusiawo katã ƒe
akɔbli mele dada me o.[b] 17 Sɔti
ɖeka kɔ abɔklugui wuienyi, eye
wotsɔ akɔbli wɔ ta ɖo eta me; ta
la ƒe kɔkɔme le abɔklugui etɔ̃,
wowɔ gaɖɔ kple yevuboɖawo ɖe
ta la ŋu godoo va kpe, wo katã
nye akɔbli; alea wowɔe ɖe sɔti
evelia ƒe ta hã ŋui.
18 Eye fia ŋu asrafowo ƒe amegã
lé nunɔlagã Seraya kple nunɔlagã
yometɔ Zefanya kpakple kpuinu-
dzɔla etɔ̃; 19 eye le dua me la
elé aƒemenu dzikpɔla ɖeka, amesi
le aɒawɔlawo nu, kple ŋutsu, si-
wo tsia tre ɖe fia la ŋku me dome
ame atɔ̃, siwo wokpɔ le dua me
kple aɒafia ƒe agbalẽŋlɔla, amesi
tia dukɔ hahoo la ɖea aɒakɔ me
kpakple dukɔ hahoo la dome ŋutsu
blaade, siwo wokpɔ le dua me. 20
Eye Nebuzaradan, fia ŋu asrafo-
wo ƒe amegã la, lé wo hekplɔ wo
vɛ na Babel-fia le Ribla. 21 Eye
Babel-fia wu wo le [f]Ribla le Xa-
mat-nyigba dzi. Ale woɖe aboyo
Yuda tso eƒe anyigba dzi enye si.

Ismael wu fiatefenɔla Gedalya.

22 [g]Eye Babel-fia Nebukadne-

[a] Yer. 27, 19 v. 22.
[b] Fia. I. 7, 15. 23. 27.
[d] kp. 27-30 kpɔ Yer. 62, 31-34.
[e] 24, 15.
[f] 23, 33.
[g] kp. 22-26 kpɔ Yer. 40, 5. 7-9; 41, 1–7; 43, 5 v. 7.

zar tsɔ Gedalya, Safan vi Axikam
ƒe vi, ɖo dukɔ, si wògblẽ ɖe Yuda-
nyigba dzi la dzikpɔlae. 23 Esi
aɒakɔ la ƒe amegãwo katã kple
woƒe amewo se be, Babel-fia tsɔ
Gedalya ɖo dzikpɔlae la, wova
Gedalya gbɔ le Mizpa; eye Is-
mael, Netanya vi, Yoxanan, Ka-
reax vi, kple Seraya, Tanxumet vi,
tso Netofat kpakple Yaazanya,
Maaxati vi, kple woƒe amewo hã
le eme. 24 Tete Gedalya ka atam
na woawo kple woƒe amewo gblɔ
na wo bena: Migavɔ̃ Kaldeatɔwo
ƒe dɔlawo o! Minɔ anyigba la dzi,
eye misubɔ Babel-fia, ekema anyo
na mi. 25 Eye wòva me le dzinu
adrelia me be, Ismael, Elisama vi
Netanya ƒe vi, amesi tso fiaƒome
la me kple ŋutsu ewo, siwo kpe
ɖe eŋu la, wova wu Gedalya kple
Yudatɔ kpakple Kaldeatɔ, siwo le
eŋu le Mizpa. 26 Eye dukɔ blibo
la, ɖeviwo kple tsitsiawo siaa, kple
aɒakɔ la ƒe amegãwo dzo yi Egip-
te, elabena wole Kaldeatɔwo vɔ̃m.

Babel-fia ve Yoyaxin nu.

27 [d]Esime woɖe aboyo [e]Yuda-
fia Yoyaxin ƒe blaetɔ̃ vɔ adre me-
gbe, le dzinu wuievelia ƒe ŋkeke
blave vɔ adrelia dzi la, Babel-fia
Ewil Merodax ɖe Yuda-fia Yoya-
xin tso gaxɔ me le ƒe, si me wòzu
fia. 28 Eƒo nu kplii faɛ, eye wò-
tsɔ eƒe zikpui ɖo fia, siwo le eŋu
le Babel la ƒe zikpuiwo ŋgɔ. 29
Ena woɖɔ li eƒe gaxɔ me awuwo,
eye wòɖu nu le egbɔ yesiayi le eƒe
agbe me ŋkekewo katã me. 30
Eye wòxɔ eƒe gbesiagbe nuɖuɖu,
si wòhiã gbesiagbe la, tso Babel-
fia gbɔ le eƒe agbe me ŋkekewo
katã me.

# KRONIKA ƑE AGBALẼ GBÃTƆ.

Togbuigãwo ƒe dzidzimegbalẽ tso Adam dzi vaseɖe Isak dzi.

1. Adam, Set, Enos,[i] 2 Kenan, Ma-
halaleel, Yered, 3 Henox, Metu-
sala, Lamex, 4 Noa, Sem, Xam
kple Yafet.
5 Yafet viwo nye: Gomer, Ma-

[h] Mo. I. 10, 2-5.
[i] Mo. I. 5.
[k] Mo. I. 10, 6 v. 20.

gog, Madai, Yawan, Tubal, Mesex
kple Tiras.[h] 6 Gomer viwo nye
Askenaz, Rifat kple Togarma. 7
Yawan viwo nye: Elisa, Tarsisa,
Kititɔwo kple Rodantɔwo.
8 Xam viwo nye: Kus, Mizrayim,
Put kple Kanaan.[k] 9 Kus viwo

nye: Seba, Xawila, Sabta, Raama
kple Sabtexa. Eye Raama viwo
nye Seba kple Dedan. 10 Kus dzi
Nimrod; eya de asi kalẽwɔwɔ me
le anyigba dzi. 11 Mizrayim dzi
Ludi.ɔwo, Anami.ɔwo, Lehabitɔ-
wo, Naftuxitɔwo, 12 Patrusitɔwo
kple Kasluxitɔwo, amesiwo me
Filistitɔwo dzɔ tso kpakple Kaf-
toritɔwo. 13 Kanaan dzi Zidon,
amesi nye ŋgɔgbea kple Xet, 14
Yebusitɔwo, Amoritɔwo, Girga-
sitɔwo, 15 Xiwitɔwo, Arkitɔwo, Si-
nitɔwo, 16 Arwaditɔwo, Zemaritɔ-
wo kple Xamatitɔwo.
17 Sem viwo nye: Elam, Asur,
Arpaxsad, Lud, Aram, Uz, Xul, Ge-
ter kple Mesex.[b] 18 Arpaxsad dzi
Selax, eye Selax dzi Eber. 19 Wo-
dzi ŋutsuvi eve na Eber; ɖeka ŋkɔ
nye Peleg, le esi womã anyigba
le eŋɔli ta, eye nɔvia ŋkɔ nye Yok-
tan. 20 Yoktan dzi Almodad, Sa-
lef, Xazarmawet, Yarax, 21 Xado-
ram, Uzal, Dikla, 22 Ebal, Abi-
mael, Seba, 23 Ofir, Xawila kple
Yobab; amesiawo katã nye Yok-
tan viwo.
24 [d]Sem, Arpaxsad, Selax, 25
Eber, Peleg, Regu, 26 Serug, Na-
xor, Tarax, 27 Abram, eya nye
Abraham. 28 Abraham viwo nye
Isak kple Ismael.[e] 29 Woƒe ƒome
enye si: Ismael ƒe ŋgɔgbevi enye
Nebayot, Kedar, Adbeel, Mibsam,
30 Misma, Duma, Masa, Xadad,
Tema,[f] 31 Yetur, Nafis kple Ked-
ma; amesiawo nye Ismael viwo.
32 Abraham ƒe ahiã Ketura ƒe vi-
wo nye esi: eya dzi Zimran, Yok-
san, Medan, Midian, Yisbak kple
Suax. Yoksan viwo nye: Seba kple
Dedan.[i] 33 Midian viwo nye: Efa,
Efer, Xanox, Abida kple Eldaa.
Amesiawo katã nye Ketura ƒe vi-
wo. 34 Eye Abraham dzi Isak.
Isak viwo nye: Esau kple Israel.[k]

### Esau viwo kpakple Edom-fiawo.

35 Esau viwo nye: Elifaz, Re-
guel, Yehus, Yaelam kple Korax.[n]
36 Elifaz viwo nye: Teman, Omar,
Zefi, Gaetam, Kenaz, Timna kple
Amalek. 37 Reguel viwo nye: Na-
xat, Zerax, Sama kple Miza. 38
Seir viwo nye: Lotan, Sobal, Zi-
beon, Ana, Dison, Ezer kple Di-
san.[r] 39 Lotan viwo nye: Xori kple
Homam, eye Lotan nɔvinyɔnu nye
Timna. 40 Sobal viwo nye: Alyan,
Manaxat, Ebal, Sefi kple Onam.
Zibeon viwo nye: Aya kple Ana.
41 Ana vi nye: Dison. Dison
viwo nye: Xamran, Esban, Yitran
kple Xeran. 42 Ezer viwo nye:
Bilhan, Zaawan kple Yaakan. Di-
san viwo nye: Uz kple Aran.
43 Amesiwo ɖu fia le Edom-
nyigba dzi, hafi fia va nɔ Israel
nu la, wonye: Bela, Beor vi; eƒe
du enye Dinhaba.[a] 44 Esi Bela ku
la, Yobab, Zerax vi tso Bozra, zu
fia ɖe eteƒe. 45 Esi Yobab ku la,
Xusam tso Temanitɔwo ƒe anyi-
gba dzi zu fia ɖe eteƒe. 46 Esi
Xusam ku la, Hadad, Bedad vi, zu
fia ɖe eteƒe; eya si Midiantɔwo
le Moab-tagba; eƒe du enye Awit.
47 Esi Hadad ku la, Samla tso
Masreka zu fia ɖe eteƒe. 48 Esi
Samla ku la, Saul tso Rexobot le
tɔsisi la nu zu fia ɖe eteƒe. 49
Esi Saul ku la, Baal-Xanan, Ax-
bor vi, zu fia ɖe eteƒe. 50 Esi
Baal-Xanan ku la, Hadad zu fia
ɖe eteƒe; eƒe du enye Pagi, eye
srɔ̃a Mehetabeel enye Matred, si
nye Mesaxab ƒe vinyɔnu la ƒe vi.
51 Esi Hadad ku la, Edom-amegã-
wo nye: Amegã Timna, amegã Al-
wa, amegã Yetet, 52 amegã Oho-
libama, amegã Ela, amegã Pinon,
53 amegã Kenaz, amegã Teman,
amegã Mibzar, 54 amegã Magdiel,
amegã Iram. Amesiawo nye Edom-
amegãwo.

### Yakob kple Yuda-viwo.

2. [g]Israel viwo nye si: Ruben,
Simeon, Lewi kple Yuda, Isa-
xar kple Zebulon,[h] 2 Dan, Yosef
kple Benyamin, Naftali, Gad kple
Aser.
3 Yuda viwo nye: Ger, Onan
kple Sela; wo ame etɔ̃ la Sua vi-
nyɔnu, Kanaan-nyɔnu la, dzi nɛ.
Ke esi Yuda ƒe ŋgɔgbevi Ger ƒe
nu medze Yehowa ŋu o la, ewui.[l]
4 Eye lɔ̃xoa Tamar dzi Perez
kple Zerax nɛ. Yuda viwo katã le
wo ame atɔ̃.[o] 5 Perez viwo nye:
Xezron kple Xamul.[p] 6 Zerax vi-
wo nye: Zimri, Etan, Heman, Xal-
kol kple Dara; wole ame atɔ̃. 7
Karmi vi nye: Axan, amesi he
dzɔgbevɔ̃e va Israel dzi, le esi
wòtsɔ busunuawo ƒe ɖe ta.[s] 8 Etan
vi nye: Azarya. 9 Xezron ƒe

[a] Mo. I. 36, 31 v. 43.
[b] Mo. I. 10, 21 v. 31.
[d] kp. 17; Mo. I. 11, 10—26.
[e] Mo. I. 21, 3; 16, 15.
[f] Mo. I. 25, 13 v. 16.
[g] kpɔ 4.
[h] Mo. I. 35, 22 v. 26.
[i] Mo. I. 25, 1—3.
[k] Mo. I. 25, 19 v. 26.
[l] Mo. I. 38, 1—7.
[n] Mo. I. 36, 10 v. 19.
[o] Mo. I. 38, 29. 30.
[p] Mo. I. 46, 12.
[r] Mo. I. 36, 20 v. 30.
[s] Yos. 7.

vi, [a]siwo wodzi nɛ, wonye: Yerax-
meel, Ram kple [b]Kelubai.
10 Ram dzi Aminadab, eye Ami-
nadab dzi Naxeson, amesi nye
Yuda-viwo ƒe amegã. 11 Naxeson
dzi Salma, Salma dzi Boas, 12 Boas
dzi Obed, Obed dzi Isai, 13 Isai
dzi Eliab, amesi nye eƒe ŋgɔgbea,
evelia nye Abinadab, etɔ̃lia nye
Simea,[d] 14 enelia nye Netaneel,
atɔ̃lia nye Radai, 15 adelia nye
Ozem, adrelia nye Dawid.[e] 16 Wo
nɔvinyɔnuwo nye Zeruya kple
Abigail; eye Zeruya viwo nye
Abisai, Yoab kple Asahel; wole wo
ame etɔ̃.[f] 17 Abigail dzi Amasa,
eye Amasa fofo enye Ismaeltɔ
Yeter.[h]
18 [i]Kaleb, Xezron vi, kple srɔ̃a
Azuba kple Yeriot wodzi viwo;
wo viawo nye esi: Yeser, Sobab
kple Ardon. 19 Esi Azuba ku la,
Kaleb ɖe Efrat; eya dzi Xur nɛ.[k]
20 Xur dzi Uri, eye Uri dzi Beza-
leel.[l] 21 Emegbe Xezron ɖe asi Ma-
xir, amesi nye Gilead fofo la ƒe vi-
nyɔnu ŋu, eye wòxɔe ɖe, esime wò-
xɔ ƒe blaade; eya dzi Segub nɛ. 22
Segub dzi Yair, amesi si du blave
vɔ etɔ̃ nɔ le Gilead-nyigba dzi.[n] 23
Ke Gesuritɔwo kple Aramtɔwo
xɔ [o]Yair-kɔƒeawo le wo si hekpe
ɖe Kenat kple eŋu kɔƒewo ŋuti,
wole du blaade. Amesiawo katã
nye Maxir, si nye Gilead fofo la
ƒe viwo. 24 Le Xezron ƒe ku me-
gbe la Kaleb va Efrat. Xezron
srɔ̃ ŋkɔ nye Abiya, eya dzi [s]Asxur
nɛ, amesi nye Tekoa fofo.
25 Eye Xezron ƒe ŋgɔgbevi[t]
Yeraxmeel viwo nye: Ram, eƒe
ŋgɔgbevi, Buna, Oren, Ozem kple
Axiya. 26 Eye srɔ̃ bubu ganɔ Ye-
raxmeel si, si ŋkɔ nye Atara; eya
nye Onam dada. 27 Yeraxmeel
ŋgɔgbevi Ram ƒe viwo nye: Maaz,
Yamin kple Eker. 28 Onam viwo
nye: Samai kple Yada. Samai vi-
wo nye: Nadab kple Abisur. 29 Abi-
sur srɔ̃ ŋkɔ nye Abixail, eya dzi
Axban kple Molid nɛ. 30 Nadab vi-
wo nye: Seled kple Apayim; ke
Seled medzi via ɖeke hafi ku o. 31
Apayim viwo nye: Yisi, eye Yi-
si vi nye: Sesan; Sesan vi nye:
Axelai. 32 Semai nɔvi, Yada ƒe
viwo nye: Yeter kple Yonatan;
ke Yeter medzi via ɖeke hafi ku
o. 33 Yonatan viwo nye: Pelet

a Rut 4, 19–22; Mat. 1, 3.
b kp. 18, 42.
d Sam. I, 16, 6 v. 10.
e Sam. I, 17, 12.
f Sam. II. 2, 18.
g kp. 18.
h Sam. II. 17, 25.
i kp. 9. 42.
k kp. 50.
l Mo. II. 31, 2.
n Dɔn. 10, 3.
o Fia. I. 4, 13.
p Yos. 15, 16; Dɔn. 1, 12.
r kp. 19.
s 4, 5.
t kp. 9.
u 4, 2.
v 9, 16.
y Dɔn. 1, 16.
z Yer. 35.

kple Zaza. Amesiawo nye Yerax-
meel ƒe viwo. 34 Sesan medzi
ŋutsuvia ɖeke o, negbe nyɔnu-
viwo ko. Ke kluvia ɖe nɔ Sesan
si, amesi tso Egipte, eŋkɔ nye
Yarxa. 35 Eye Sesan tsɔ vianyɔ-
nu na eƒe kluvi Yarxa wòɖe; eya
dzi Atai nɛ. 36 Atai dzi Natan,
eye Natan dzi Zabad. 37 Zabad
dzi Eflal, eye Eflal dzi Obed. 38
Obed dzi Yehu, eye Yehu dzi Azar-
ya; 39 Azarya dzi Xelez, eye Xe-
lez dzi Eleasa. 40 Eleasa dzi Si-
semai, eye Sisemai dzi Salum. 41
Salum dzi Yekamya, eye Yekamya
dzi Elisama.
42 Yeraxmeel nɔvi[g] Kaleb ƒe vi-
wo nye: eƒe ŋgɔgbea nye Mesa, eya
nye Zif fofo, kple Maresa, si nye
Xebron fofo ƒe viwo. 43 Xebron
viwo nye: Korax, Tapuax, Rekem
kple Sema. 44 Sema dzi Raxam,
si nye Yorkeam fofo, eye Rekem
dzi Samai. 45 Samai ƒe viŋutsu
enye Maon, eye Maon enye Bet-
Zur fofo. 46 Eye Kaleb ƒe ahiã
Efa dzi Xaran, Moza kple Gazez;
ke Xaran ye dzi Gazez. 47 Yadai
viwo nye: Regem, Yotam, Gesan,
Pelet, Efa kple Saaf. 48 Kaleb
ƒe ahiã Maaxa dzi Seber kple Tir-
xana. 49 Eya kee dzi Saaf hã,
amesi nye Madmana fofo, Sewa,
si nye Maxbena kple Gibea fofo;
eye [p]Kaleb ƒe vinyɔnu enye Axsa.
50 Kaleb ƒe viwo nye esi: Ef-
rata ƒe ŋgɔgbea [r]Xur ƒe viwo nye:
Sobal, si nye Kiryat-Yearim fofo;
51 Salma, si nye Betlexem fofo;
Xaref, si nye Bet-Gader fofo. 52
Eye Kiryat-Yearim fofo Sobal ƒe
viwo nye: Haroe kple Menuxot-
tɔwo ƒe afã. 53 Kiryat-Yearim ƒe
ƒomewo nye: Yitritɔwo, Putitɔwo,
Sumatitɔwo kple Misraitɔwo. Woa-
wo me [u]Zoreatitɔwo kple Estaoli-
tɔwo dzɔ tso. 54 Salma viwo nye:
Betlexem, [v]Netofatitɔwo, Atarot,
Bet-Yoab kple Manatitɔwo ƒe afã,
eya nye Zoreatitɔwo, 55 agbalẽ-
fialawo ƒe ƒome, si le Yabez, Ti-
ratitɔwo, Simatitɔwo kple Suxati-
tɔwo, amesiawo nye [y]Kinitɔwo,
amesiwo dzɔ tso Xamat, amesi nye
[z]Rexab ƒe afekɔ ƒe fofo la me.

**Dawid viwo kple Yuda-fiawo ƒe dzidzimegbalẽ.**

3 Dawid vi, siwo wodzi nɛ le
Xebron la wonye: eƒe ŋgɔ-

gbea Amnon, si nye Axinoam, Yes-
reel-nyɔnu la tɔ; evelia nye Dani-
el, si nye Abigail, Karmel-nyɔnu
la tɔ;[a] 2 etɔ̃lia nye Absalom, si
nye Gesur-fia Talmai ƒe vinyɔnu
Maaxa ƒe vi; enelia nye Adoniya,
Xagit ƒe vi; 3 atɔ̃lia nye Sefatya,
si nye Abital tɔ; adelia nye Yi-
tream, si nye srɔ̃a Egla tɔ. 4 Wo
ame ade wodzi nɛ le Xebron; eɖu
fia le afima ƒe adre kple dzinu
ade, eye ƒe blaetɔ̃ vɔ etɔ̃ wòɖu
fia le Yerusalem. 5 Vi, [e]siwo wo-
dzi nɛ le Yerusalem, wonye: Simea,
Sobab, Natan kple Salomo; wole
wo ame ene, siwo nye Amiel ƒe
vinyɔnu Bat-Sua tɔ; 6 hekpe ɖe
Yibxar, Elisama, Elifelet, 7 Noga,
Nefeg, Yafia, 8 Elisama, Elyada
kple Elifelet ŋu wole wo ame asie-
ke. 9 Amesiawo nye Dawid ƒe vi-
ŋutsuwo, ke eƒe ahiãwo ƒe viŋu-
tsuwo mele eme o. Wo nɔvinyɔ-
nu enye [g]Tamar.
10 Salomo vi nye Rexabeam;
eya ƒe vi nye Abiya, eya ƒe vi nye
Asa, eya ƒe vi nye Yosafat,[h] 11
eya ƒe vi nye Yoram, eya ƒe vi nye
Axazya, eya ƒe vi nye Yoas, 12 eya
ƒe vi nye Amazya, eya ƒe vi nye
Azarya, eya ƒe vi nye Yotam, 13
eya ƒe vi nye Axaz, eya ƒe vi nye
Xizkiya, eya ƒe vi nye Manase, 14
eya ƒe vi nye Amon, eya ƒe vi nye
Yosiya. 15 Yosiya viwo nye: ŋgɔ-
gbea nye Yoxanan, evelia nye Yo-
yakim, etɔ̃lia nye Zedekiya, enelia
nye Salum. 16 Yoyakim viwo nye:
Yexonya, eya ƒe vi nye Zedekiya.
17 Yexonya, amesi nye [l]aboyome
la ƒe viwo nye: Sealtiel, 18 Mal-
xiram, Pedaya, Senazar, Yekam-
ya, Hosama kple Nedabya. 19 Pe-
daya ƒe viwo nye: [n]Zerubabel kple
Simei. Zerubabel ƒe viwo nye: Me-
sulam kple Xananya; wo nɔvinyɔ-
nu enye Selomit; 20 emegbe Xa-
suba, Ohel, Berexya, Xasadya kple
Yusab-Xesed, wole wo ame atɔ̃.
21 Xananya viwo nye: Pelatya
kple Yesaya, Refaya viwo, Arnan
viwo, Obadya viwo, Sexanya vi-
wo. 22 Sexanya vi nye: Semaya,
eye Semaya viwo nye: Xatus, Yi-
geal, Bariax, Nearya, Safat; wole
wo ame ade. 23 Nearya viwo nye:
Elyoenai, Xizkiya, Azrikam; wole
wo ame etɔ̃. 24 Elyoenai viwo nye:
Hodaya, Elyasib, Pelaya, Akub,

[a] Sam. II. 3, 2 v. 5.
[b] 2, 4. 5. 7. 19. 50.
[d] 2, 53.
[e] 14, 4–7; Sam. II. 5, 14–16.
[f] 2, 19. 50.
[g] Sam. II. 13, 1.
[h] Mat. 1, 7–12.
[i] Mo. I. 28, 20.
[k] Yos. 15, 17; Ɓon. 1, 13.
[l] Kron. II. 36, 10.
[n] Ezra 3, 2. 8.
[o] Mo. IV. 13, 6; 14, 6.

Yoxanan, Delaya kple Anani; wole
wo ame adre.

Yuda ƒe dzidzimeviwo.

4 Yuda viwo nye: Perez, Xez-
ron, Kelubai, Xur kple Sobal.[b]
2 Sobal vi Reaya dzi Yaxat, eye
Yaxat dzi Axumai kple Lahad.
Esia nye Zoreatitɔwo ƒe [d]ƒomea-
wo. 3 Etam viwo nye: Yezreel,
Yisma, Yidbas; wo nɔvinyɔnu ŋkɔ
nye Hazlelponi; 4 emegbe Ge-
dor fofo Penuel kple Xusa fofo
Ezer. Amesiawo nye Betlexem
fofo Xur, amesi nye Efrata ƒe [f]ŋgɔ-
gbea ƒe viwo. 5 Tekoa fofo As-
xur ɖe srɔ̃ eve, siwo nye: Xelea
kple Naara. 6 Naara dzi Axuzam,
Xefer, Temni kple Axastaritɔwo
nɛ. Amesiawo nye Naara viwo.
7 Eye Xelea viwo nye: Zeret, Yiz-
xar, Etnan kple Koz. 8 Koz dzi
Anub, Hazobeba kple Harum vi
Axarxel ƒe ƒomeawo. 9 Bubu nɔ
Yabez ŋu wu nɔviawo, eye dadaa
na ŋkɔe be Yabez, le esi wòse
veve hafi dzii ta. 10 Eye Yabez
yɔ Israel ƒe Mawu la gblɔ bena:
[i]Ne èyram, eye nèkeke nye anyi-
gba ɖe enu, wò asi nɔ kplim, eye
nèɖe dzɔgbevɔ̃ewo ɖa, ale be ve-
vea ɖeke medzɔ ɖe dzinye o la, —
tete Mawu na nusi wòbia la, va
me. 11 Suxa nɔvi Kelub dzi Me-
xir, eya nye Eston fofo. 12 Eston
dzi Bet-Rafa, Paseax kple Texina,
si nye Naxas-du la fofo; amesia-
wo nye Rexa ƒe ŋutsuwo. 13 [k]Ke-
naz viwo nye: Otniel kple Seraya;
eye Otniel vi nye Xatat. 14
Meonotai dzi Ofra, eye Seraya dzi
Yoab, si nye atikpala, bali me nɔ-
lawo fofo, elabena atikpalawo wo-
nye. 15 Yefune vi [o]Kaleb ƒe viwo
nye: Iru, Ela kple Naam, hekpe
ɖe Ela kple Kenaz ƒe viwo ŋu.
16 Yehalelel viwo nye: Zif, Zifa,
Tirya kple Asareel. 17 Ezra vi-
wo nye: Yeter, Mered, Efer kple
Yalon. Farao vinyɔnu Bitya, si
Mered ɖe la ƒe viwo nye esi: Eya
dzi Miryam, Samai kple Yisbax,
si nye Estemoa fofo. 18 Eye srɔ̃a,
Yuda-nyɔnu la, dzi Yered, si nye
Gedor fofo kple Xeber, si nye
Soxo fofo, kpakple Yekutiel, si nye
Zanoax fofo. 19 Hodiya srɔ̃, si
nye Naxam nɔvinyɔnu ƒe viwo
nye: Garmitɔ, Kegila fofo, kple

Maaxatitɔ Estemoa. 20 Simon vi-
wo nye: Amnon. Rina. Ben-Xanan
kple Tilon. Yisei viwo nye: Zo-
xet kple Ben-Zoxet. 21 Yuda vi
[b]Sela ƒe viwo nye: Ger. si nye
Lexa fofo; Laeda. si nye Maresa
fofo, kpakple Asbea ƒe aƒe me
aklalalɔ̃lawo ƒe ƒome: 22 emegbe
Yokim. Kozeba-ŋutsuwo kple Yoas
kpakple Saraf. amesiwo ɖu amegã
le Moab kple Yasubi-Lexem. Ke
blemanyawo nye esiawo. 23 Wo-
nye zemelawo. eye wonɔ Netaim
kple Gedera: fia ƒe dɔ me wonɔ
le afima.

Simeon ƒe dzidzimeviwo.

24 Simeon viwo nye: Nemuel.
Yamin. Yarib. Serax kple Saul:[e]
25 eya ƒe vi nye Salum. eya ƒe
vi nye Mibsam. eya ƒe vi nye
Misma. 26 Misma viwo nye: Xa-
muel. eya ƒe vi nye Zakur. eya ƒe
vi nye Simei. 27 Ŋutsuvi wuiade
kple nyɔnuvi ade nɔ Simei si. ke
vi geɖe menɔ nɔviawo ya si o.
eye woƒe ƒome mekeke ta de Yuda
viwo tɔ nu o. 28 Wonɔ Beer-Se-
ba. Molada. Xazar-Sual,[i] 29 Bilha.
Ezem. Tolad. 30 Betuel. Xorma.
Ziklag. 31 Bet-Markabot. Xazar-
Susim. Bet-Birei kple Saarayim.
Esiawo nye woƒe duwo. vaseɖe
esime Dawid ɖu fia. 32 Woƒe kɔƒe.
siwo kpe ɖe eŋu. wonye: Etam.
Ayin. Rimon. Toxen kple Asan.
wole du atɔ̃. 33 kpakple woƒe kɔƒe.
siwo katã ƒo xlã du siawo vaseɖe
Baal. Esiawo nye woƒe nɔƒewo.
eye ƒomegbalẽ tɔxɛ le wo si.
34 Mesobab. Yamlex. Yosa.
Amazya vi. 35 Yoel. Yehu. si nye
Asiel vi Seraya ƒe vi Yosibya vi:
36 Elyoenai. Yaakoba. Yesoxaya.
Asaya. Adiel. Yesimiel. Benaya
kple 37 Ziza. Sifei vi. amesi nye
Alon vi. amesi nye Yadaya vi.
amesi nye Simri vi. amesi nye Se-
maya vi. 38 Amesiwo ŋkɔ woxlẽ
la. wonye amegãwo le woƒe ƒo-
meawo me. eye woƒe afekɔwo ke-
ke ta ŋutɔ. 39 Eye woho ɖo ta
Gedor vaseɖe bali la ƒe ɣedzeƒe
gome. be woadi lãnyiƒe na woƒe
lãhawo. 40 Eye wokpɔ lãnyiƒe
dama nyuia ɖe: anyigba la keke
le goawo katã me. eye [l]eŋu fa
bɔkɔɔ: elabena Xam-viwo nɔ afi-
ma tsã. 41 Tete amesiwo ŋkɔ
woŋlɔ ɖi la. va gbã woƒe agba-
dɔwo. eye wowu Meunitɔ. siwo nɔ
afima le Yuda-fia [a]Xizkiya ŋɔli:
wotsrɔ̃ wo gbidigbidi vaseɖe egbe
henɔ wo teƒe. elabena lãnyiƒe le
afima na woƒe lãwo. 42 Eye Si-
meon-viwo dome ame alafa atɔ̃
ho yi Seir-to dzi: woƒe tatɔwo nye
Yisei viwo: Pelatya. Nearya. Re-
faya kple Uziel. 43 Eye [d]wowu
Amalekitɔ. siwo tsi anyi la ƒe su-
sɔeawo henɔ afima vaseɖe egbe.

Ruben ƒe dzidzimeviwo.

5 Israel ŋgɔgbevi Ruben ƒe vi-
wo: — elabena eya nye ŋgɔ-
gbea. ke esi wògbiẽ kɔ ɖo na fo-
foa ƒe aba la. wotsɔ eƒe ŋgɔgbe-
vinyenye na Israel vi Yosef ƒe
viwo. ke ɖeko womeŋlɔ woƒe ŋkɔ
ɖi abe ŋgɔgbeawo ene o.[f] 2 Ela-
bena Yuda sẽ ŋu le nɔviawo do-
me. eye amegã dzɔ tso eme: ke
ŋgɔgbevinyenye la enye Yosef
tɔ.[g] — 3 Israel ŋgɔgbevi Ruben
ƒe viwo nye: Henox. Palu. Xez-
ron kple Karmi.[h] 4 Yoel viwo nye:
Semaya. eya ƒe vi nye Gog. eya
ƒe vi nye Simei. 5 eya ƒe vi nye
Mixa. eya ƒe vi nye Reaya. eya
ƒe vi nye Baal. 6 eya ƒe vi nye
Beera, amesi Asur-fia [k]Tiglat-Pi-
leser ɖe aboyoe: eya nye Ruben-
viwo ƒe amegã. 7 Ale woŋlɔ nɔ-
via. siwo tso eƒe ƒomea me la, ɖe
dzidzimegbalẽ la me le woƒe dzi-
dzime nu enye si: Yeiel. si nye
tatɔ. Zaxarya. 8 Bela. Azaz vi.
amesi nye Sema vi. amesi nye Yoel
vi: eya nɔ Aroer vaseɖe Nebo
kple Baal-Meon: 9 enɔ ɣedzeƒe
gome ɖo ta gbe dzi tso Frat-tɔsisi
la nu. elabena woƒe lãwo dzi ɖe
dzi le Gilead-nyigba dzi. 10 Le
Saul ŋɔli la wowɔ aʋa kple Ha-
gritɔwo: eye esi wotsi wo si me
la. woxɔ woƒe agbadɔwo nɔ me
le Gilead ƒe ɣedzeƒe gome katã.

Gad ƒe dzidzimeviwo. Aʋawɔwɔ kple Hagritɔwo.

11 Eye Gad-viwo nɔ wo kasa le
Basan-nyigba dzi vaseɖe Salxa.
12 Yoel. si nye tatɔ. Safam. si nye
evelia. Yanai kple Safat le Basan.
13 Wo nɔviwo nye esi le woƒe
afekɔwo nu: Mixael. Mesulam.
Seba. Yorai, Yakan. Zia kple Eber:
wole adadre. 14 Amesiawo nye
Abixail ƒe viwo. amesi nye Xuri
vi. amesi nye Yaroax vi. amesi nye

a Fia. II. 18, 1.
b 2, 3.
d Sam. I. 15, 3. 8.
e Mo. I. 46, 10.
f Mo. I. 35, 22; 49, 4.
g Mo. I. 49, 8. 10. 22; Mo. V. 33, 7. 13–17.
h Mo. II. 6, 14.
i Yos. 19, 2–8.
k kp. 26.
l Ʋɔn. 18, 7.

Gilead vi, amesi nye Mixael vi,
amesi nye Yesisai vi, amesi nye
Yaxdo vi, amesi nye Buz vi. 15
Guni vi Abdiel ƒe vi Axi enye
woƒe afekɔ la ƒe tatɔ. 16 Wonɔ
Gilead, Basan kple wo ŋu duwo
me kpakple Saron ƒe nutowo katã
me vasede eƒe mlɔenu. 17 Woŋlɔ
amesiawo katã ɖi le Yuda-fia [b]Yo-
tam kple Israel-fia [c]Yerobeam
ŋɔli.

18 Ruben-viwo, Gad-viwo kple
Manase ƒe to afã ƒe ŋutsu kalẽtɔ,
siwo tsɔa akpoxɔnu kple yi, wodaa
da, eye wonya aʋaɖaŋu la, le ame
akpe blane vɔ ene alafa adre kple
blaade, eye woho yi aʋagbe dzi
19 hewɔ aʋa kple Hagritɔwo,
Yetur, Nafis kple Nodab. 20 Ma-
wu kpe ɖe wo ŋu, ale be Hagri-
tɔwo kple amesiwo katã kpe ɖe
wo ŋu la, ge ɖe wo si me; elabena
wodo ɣli yɔ Mawu le aʋa la me,
eye wòɖo to wo, le esi woɖo ŋu
ɖe eŋu ta. 21 Woha woƒe lãwo:
kposɔ akpe blaatɔ̃, alẽ akpe alafa
eve kple blaatɔ̃ kple tedzi akpe
eve, hekpe ɖe amegbetɔ akpe ala-
fa ɖeka ŋu. 22 Elabena woda nu
ame geɖewo woku, elabena aʋa
la tso Mawu gbɔ; eye wonɔ wo
teƒe vasede aboyodeŋɔli.

Manase to afã.

23 Eye Manase-to afã la ƒe viwo
nɔ Basan-nyigba dzi vasede Baal-
Xermon kple [l]Senir kpakple Xer-
mon-to la ŋu; wosɔ gbɔ ŋutɔ. 24
Woƒe afekɔwo ƒe tatɔwo nye esi:
Efer, Yisei, Eliel, Azriel, Yirmeya,
Hodaya kple Yaxdiel; wonye ŋu-
tsuwɔlawo, ame ŋkɔŋuwo kple
woƒe afekɔwo ƒe tatɔwo. 25 Ke
womeɖi anukware na wo fofowo
ƒe Mawu la o, eye wodze anyigba
dzi dukɔ, siwo Mawu tsrɔ̃ le wo
ŋgɔ la ƒe mawuwo yome. 26 Tete
Israel ƒe Mawu la nyɔ Asur-fia
[o]Pul ƒe gbɔgbɔ kple Asur-fia [p]Tig-
lat-Pileser ƒe gbɔgbɔ de wo, eye
wokplɔ Ruben-viwo, Gad-viwo
kple Manase ƒe to afã la dzo yi
Xalax, Xabor kple Hara kpakple
Gozan-tɔsisi la nu vasede egbe.

Lewi ƒe dzidzimeviwo.

27 Lewi viwo nye: Gerson, Ke-
hat kple Merari.[t] 28 Kehat viwo
nye: Amram, Yizxar, Xebron kple
Uziel. 29 Amram viwo nye: Aron,
Mose kple Miryam; eye Aron vi-

a Mo. II. 6, 20. 23 25; 6, 35—38.
b Fia. II. 15, 32.
d Sam. II. 8, 17; 15, 27. 36.
c Fia. II. 14, 23.
f Fia. II. 22, 4.
g Fia. II. 25, 18; Ezra 7, 1.
h Nex. 12, 26.
i Fia. II. 25, 21.
k 5, 27; Mo. II. 6, 16—19.
l Mo. V. 3, 9.
n Mo. II. 6, 24.
o Fia. II. 15, 19.
p Fia. II. 15, 29.
r Sam. I. 1, 1.
s Sam. I. 8, 2.
t 6, 1. 2.

wo nye: Nadab, Abihu, Eleazar
kple Itamar.[a] 30 Eleazar dzi Pine-
xas, eye Pinexas dzi Abisua; 31
Abisua dzi Buki, eye Buki dzi
Uzi: 32 Uzi dzi Zeraxya, eye Ze-
raxya dzi Merayot; 33 Merayot
dzi Amarya, eye Amarya dzi Axi-
tub; 34 Axitub dzi Zadok, eye Za-
dok dzi Aximaaz;[d] 35 Aximaaz dzi
Azarya, eye Azarya dzi Yoxanan;
36 Yoxanan dzi Azarya; eya nye
amesi wɔ nunɔladɔ le gbedoxɔ,
si Salomo tu ɖe Yerusalem la me.
37 Azarya dzi Amarya, eye Amar-
ya dzi Axitub; 38 Axitub dzi Za-
dok, eye Zadok dzi Salum; 39 Sa-
lum dzi [f]Xilkiya, eye Xilkiya dzi
Azarya; 40 Azarya dzi [g]Seraya,
eye Seraya dzi [h]Yozadak. 41 Ke
Yozadak ʋu dzo le afima, [i]esime
Yehowa na Nebukadnezar ɖe abo-
yo Yuda kple Yerusalem.

Lewi- kple Aron-viwo nɔƒe kple woƒe ŋkɔwo.

6. Lewi viwo nye: Gerson, Ke-
hat kple Merari.[k] 2 Gerson
viwo ƒe ŋkɔwo nye esi: Libni
kple Simei. 3 Kehat viwo nye: Am-
ram, Yizxar, Xebron kple Uziel.
4 Merari viwo nye: Maxeli kple
Musi. Esiawo nye Lewi viwo ƒe
ƒomeawo le wo fofowo nu. 5 Ger-
son vi enye Libni, eya ƒe vi nye
Yaxat, eya ƒe vi nye Zima, 6 eya
ƒe vi nye Zoax, eya ƒe vi nye Ido,
eya ƒe vi nye Zerax, eya ƒe vi nye
Yeatrai. 7 Kehat viwo nye: Ami-
nadab, eya ƒe vi nye [n]Korax, eya
ƒe vi nye Asir, 8 eya ƒe vi nye El-
kana, eya ƒe vi nye Ebyasaf, eya
ƒe vi nye Asir, 9 eya ƒe vi nye Ta-
xat, eya ƒe vi nye Uriel, eya ƒe vi
nye Uzya, eya ƒe vi nye Saul. 10
Elkana viwo nye Amasai kple Axi-
mot; 11 eya ƒe vi nye Elkana, eya ƒe
vi nye Zofai, eya ƒe vi nye Naxat,
12 eya ƒe vi nye Eliab, eya ƒe vi
nye Yeroxam, eya ƒe vi nye El-
kana, eya ƒe vi nye Samuel.[r] 13
Samuel viwo nye: Yoel, si nye
ŋgɔgbea, eye evelia nye Abiya.[s]
14 Merari viwo nye: Maxeli, eya
ƒe vi nye Libni, eya ƒe vi nye Si-
mei, eya ƒe vi nye Uza, 15 eya
ƒe vi nye Simea, eya ƒe vi nye
Xagiya, eya ƒe vi nye Asaya.

16 Amesiwo Dawid ɖo be, woa-
dzi ha le Yehowa ƒe aƒe la me, tso
esime aɖaka la kpɔ gbɔɖemeƒe,

wonye esi: 17 Wotsɔ hadzidzi su-
bɔ le Mawu ƒe agbadɔ la ŋgɔ, va-
seḍe esime Salomo tu Yehowa ƒe
xɔ ḍe Yerusalem, eye wonɔ woƒe
dɔ me le ḍoḍo nu. 18 Amesiwo
wɔ dɔ la kple wo viwo nye esi:
Amesi tso Kehat viwo dome enye
[b]Heman, si nye henɔ, amesi nye
Yoel vi, amesi nye Samuel vi, 19
amesi nye Elkana vi, amesi nye
Yeroxam vi, amesi nye Eliel vi,
amesi nye Toax vi, 20 amesi nye
Zuf vi, amesi nye Elkana vi, amesi
nye Maxat vi, amesi nye Amasai
vi, 21 amesi nye Elkana vi, amesi
nye Yoel vi, amesi nye Azarya
vi, amesi nye Zefanya vi, 22 amesi
nye Taxat vi, amesi nye Asir vi,
amesi nye Ebyasaf vi, amesi nye
Korax vi, 23 amesi nye Yizxar vi,
amesi nye Kehat vi, amesi nye
Lewi vi, amesi nye Israel ƒe vi.
24 Nɔvia [d]Asaf tsi tre ḍe eƒe du-
si me. Asaf enye Berexya vi, ame-
si nye Simea vi, 25 amesi nye
Mixael vi, amesi nye Baaseya vi,
amesi nye Malkiya vi, 26 amesi nye
Etni vi, amesi nye Zerax vi, amesi
nye Adaya vi, 27 amesi nye Etan
vi, amesi nye Zima vi, amesi nye
Simei vi, 28 amesi nye Yaxat vi,
amesi nye Gerson vi, amesi nye
Lewi vi.
29 Eye wo nɔvi, Merari viwo, nɔ
mia me: [g]Etan enye Kisi vi, amesi
nye Abdi vi, amesi nye Malux vi,
30 amesi nye Xasabya vi, amesi
nye Amazya vi, amesi nye Xil-
kiya vi, 31 amesi nye Amzi vi,
amesi nye Bani vi, amesi nye Se-
mer vi, 32 amesi nye Maxeli vi,
amesi nye Musi vi, amesi nye Me-
rari vi, amesi nye Lewi vi. 33 Eye
woḍo wo nɔvi Lewi-viwo, ne woa-
wɔ dɔ sia dɔ le Mawu ƒe aƒe la
me. 34 Eye Aron kple viaŋutsu-
wo doa dzo ḍe numevɔsamlekpui
kple dzudzɔdovɔsamlekpui la dzi,
woḍo wo hena kɔkɔeƒewo ƒe kɔ-
kɔeƒe ƒe dɔwo katã, eye wolé avu
Israel le se, siwo katã Mawu ƒe
dɔla Mose de la nu.[k]
35 Aron viwo nye esi: Eleazar,
eya ƒe vi nye Pinexas, eya ƒe vi
nye Abisua,[l] 36 eya ƒe vi nye
Buki, eya ƒe vi nye Uzi, eya ƒe
vi nye Zeraxya, 37 eya ƒe vi nye
Merayot, eya ƒe vi nye Amarya,
eya ƒe vi nye Axitub, 38 eya ƒe
vi nye Zadok, eya ƒe vi nye Axi-
maaz.
39 [a]Woƒe nɔƒewo le woƒe anyi-
gba dzi enye si le woƒe aƒetso-
tsowo nu. Aron vi, siwo tso Ke-
hat viwo ƒe ƒome la me tɔ enye
si: elabena woawo dzi dzidze la
dze gbã. 40 Eye wotsɔ Xebron
na wo ḍe Yuda-nyigba dzi kple
lãnyiƒe, si le eŋu godoo; 41 ke wo-
tsɔ du la ƒe agble kple eƒe kɔ-
ƒewo na Yefune vi Kaleb. 42 Esi-
wo wotsɔ na Aron viwo, wonye:
Sitsoƒedu Xebron, Libna kple eŋu
lãnyiƒe, Yatir kple Estemoa kple
wo ŋu lãnyiƒewo, 43 Xilen kple eŋu
lãnyiƒe, Debir kple eŋu lãnyiƒe,
44 Asan kple eŋu lãnyiƒe kpakple
Bet-Semes kple eŋu lãnyiƒe. 45
Esiwo le Benyamin-to la me la,
wonye: Geba kple eŋu lãnyiƒe,
Alemet kple eŋu lãnyiƒe kpakple
Anatot kple eŋu lãnyiƒe; woƒe du,
siwo katã le woƒe ƒomea me la,
le du wuietɔ̃.
46 Eye wodzidze nu tsɔ du ewo
na Kehat viwo, siwo nye to la ƒe
ƒome susɔeawo la, ḍe Efrayim-to,
Dan-to kple Manase ƒe to afã la
me.[e] 47 Wona du wuietɔ̃ Gerson
viwo le woƒe ƒomeawo nu ḍe Isa-
xar-to, Aser-to, Naftali-to kple
Manase-to me le Basan.[f] 48 Eye
wodzidze nu tsɔ du wuieve na
Merari viwo le woƒe ƒomeawo nu
ḍe Ruben-to, Gad-to kple Zebulon-
to la me.[h] 49 Eye Israel ƒe viwo
tsɔ duawo kple wo ŋu lãnyiƒeawo
na Lewi viwo; 50 eye wodzidze
nu tsɔ du, siwo ŋkɔ woxlẽ la, na
wo le Yuda viwo ƒe to, Simeon
viwo ƒe to kple Benyamin ƒe to
la me.[i] 51 Eye wotsɔ du na Ke-
hat viwo ƒe ƒome susɔeawo ḍe Ef-
rayim-to la me. 52 Wotsɔ sitsɔ-
ƒeduwo na wo: Sixem kple eŋu
lãnyiƒe le Efrayim-to dzi, Gezer
kple eŋu lãnyiƒe, 53 Yokmeam
kple eŋu lãnyiƒe, Bet-Xoron kple
eŋu lãnyiƒe; 54 Ayalon kple eŋu
lãnyiƒe kpakple Gat-Rimon kple
eŋu lãnyiƒe. 55 Eye wotsɔ Aner
kple eŋu lãnyiƒe kpakple Bileam
kple eŋu lãnyiƒe na Kehat viwo ƒe
ƒome susɔeawo ḍe Manase ƒe to
afã la me.
56 Wotsɔ Golan le Basan kple
eŋu lãnyiƒe kpakple Astarot kple
eŋu lãnyiƒe na Gerson viwo ḍe

[a] kp 39–66 kpɔ Yos. 21.
[b] 15, 17.
[d] 15, 17.
[e] kp. 61–65.
[f] 58–61.
[g] 15, 17.
[h] kp. 62–66.
[i] kp. 40–45.
[k] Mo. II. 28, 1; Mo. III. 16.
[l] 5, 29–34.

Manase ƒome ƒe to afã la me.
57 Esiwo le Isaxar-to la me, wo-
nye: Kedes kple eŋu lãnyiƒe, Do-
brat kple eŋu lãnyiƒe, 58 Ramot
kple eŋu lãnyiƒe kpakple Anem
kple eŋu lãnyiƒe. 59 Esiwo le Aser-
to la me, wonye: Masal kple eŋu
lãnyiƒe, Abdon kple eŋu lãnyiƒe,
60 Xukok kple eŋu lãnyiƒe kpa-
kple Rexob kple eŋu lãnyiƒe. 61
Eye esiwo le Naftali-to la me, wo-
nye: Kedes le Galilea kple eŋu
lãnyiƒe, Xamon kple eŋu lãnyiƒe
kpakple Kiryatayim kple eŋu lã-
nyiƒe.
62 Esiwo wotsɔ na Merari vi su-
sɔeawo ɖe Zebulon-to la me, wo-
nye: Rimono kple eŋu lãnyiƒe kpa-
kple Tabor kple eŋu lãnyiƒe. 63 Esi-
wo le Ruben-to la me le Yordan ƒe
go keme le Yerixo gbɔ le Yordan
ƒe ɣedzeƒe gome, wonye: Bezer
le gbe dzi kple eŋu lãnyiƒe, Yaza
kple eŋu lãnyiƒe, 64 Kedemot kple
eŋu lãnyiƒe kpakple Mefaat kple
eŋu lãnyiƒe. 65 Esiwo le Gad-to
la me, wonye: Ramot le Gilead
kple eŋu lãnyiƒe, Maxanayim kple
eŋu lãnyiƒe, 66 Xesbon kple eŋu
lãnyiƒe kpakple Yazer kple eŋu
lãnyiƒe.

Yakob vi ade mloeawo ƒe dzidzimegbalẽ.

7 Isaxar viwo nye: Tola, Pua,
Yasub kple Simron, wole wo
ame ene.[c] 2 Tola viwo nye: Uzi,
Refaya, Yeriel, Yaxmai, Yibsam
kple Samuel; woawo nye Tola ƒe
afekɔwo ƒe tatɔwo, eye wonye
ŋutsu kalẽtɔwo le woƒe ƒomeawo
me. Woƒe xexlẽme de akpe blave
vɔ eve kple alafa ade le Dawid
ŋɔli. 3 Uzi vi nye Yizraxya, eye
Yizraxya viwo nye: Mixael, Obad-
ya, Yoel kple Yisiya; wole wo ame
atɔ̃; wo katã wonye tatɔwo. 4 Eye
aʋawɔla akpe blaetɔ̃ vɔ ade kpe
ɖe wo ŋu le woƒe ƒomeawo kple
woƒe aʋakɔwo nu, elabena srɔ̃
geɖe kple viŋutsuwo le wo si. 5
Wo nɔvi, siwo tso Isaxar ƒe ƒo-
meawo katã me la, nye ŋutsu ka-
lẽtɔwo; ame akpe blanyi vɔ adre
le woƒe dzidzimegbalẽ la me.
6 [g]Benyamin viwo nye: Bela,
Bexer kple Yediael, wole wo ame
etɔ̃. 7 Bela viwo nye: Ezbon, Uzi,
Uziel, Yerimot kple Iri; woawo
nye aʋakɔwo ƒe tatɔ atɔ̃awo kple
ŋutsu kalẽtɔwo; eye ame akpe
blave vɔ eve kple blaetɔ̃ vɔ ene
le woƒe dzidzimegbalẽ la me. 8
Bexer viwo nye: Zemira, Yoas,
Eliezer, Elyoenai, Omri, Yeremot,
Abiya, Anatot kple Alemet; wo
katã nye Bexer viwo. 9 Woƒe
afekɔwo ƒe tatɔwo, siwo nye ŋu-
tsu kalẽtɔwo, le ame akpe blave
kple alafa eve le woƒe ƒomeawo
nu le woƒe dzidzimegbalẽ la me.
10 Yediael vi nye: Bilhan, eye
Bilhan viwo nye: Yeus, Benya-
min, Ehud, Kenaana, Zetan, Tar-
sis kple Axisaxar. 11 Amesiawo
katã nye Yediael viwo le woƒe afe-
kɔwo ƒe tatɔwo, siwo nye ŋutsu
kalẽtɔwo la nu; wole ame akpe
wuiadre kple alafa eve, amesiwo
hona yia aʋa. 12 Supim kple Xu-
pim wonye Ir viwo; eye Xusim
enye Axer vi.
13 Naftali viwo nye: Yaxziel,
Guni, Yezer kple Salum, amesiwo
nye Bilha ƒe viwo.[a]
14 Manase viwo nye: Asriel, si
eƒe ahiã, Aram-nyɔnu la dzi, eyae
dzi Maxir, si nye Gilead fofo.[b] 15
Eye Maxir ɖe srɔ̃, si nye Xupim
kple Supim nɔvinyɔnu, amesi ŋkɔ
nye Maaxa. Evelia ŋkɔ nye Ze-
lofxad, eye Zelofxad [d]dzi nyɔnu-
viwo. 16 Eye Maxir srɔ̃ Maaxa
dzi ŋutsuvi hena ŋkɔe be Peres,
eye nɔvia ŋkɔ nye Seres; eya ƒe
viwo nye Ulam kple Rekem. 17
Ulam vi nye Bedan. Amesia-
wo nye Manase vi Maxir ƒe vi
Gilead ƒe viwo. 18 Nɔvianyɔnu
Hamolexet dzi Ishod, Abiezer kple
Maxla. 19 Semiada viwo nye: Ax-
yan, Sexem, Likxi kple Aniam.
20 Efrayim vi nye: Sutelax;
eya ƒe vi nye Bered, eya ƒe vi nye
Taxat, eya ƒe vi nye Eleada. eya
ƒe vi nye Taxat,[f] 21 eya ƒe vi nye
Zabad, eya ƒe vi nye Sutelax he-
kpe ɖe Ezer kple Elead ŋuti. Ke
Gat-ŋutsuwo, siwo nye anyigba-
dzitɔwo, wu wo, elabena wova, be
woalé woƒe lãwo. 22 Tete wo fofo
Efrayim fa na wo etefe didi, eye
nɔviawo va, be woafa akɔ nɛ. 23
Eye wódɔ srɔ̃ gbɔ wófɔ fu hedzi
ŋutsuvi, eye wóna ŋkɔe be Beria,
elabena dzɔgbevɔ̃e va eƒe afe dzi.
24 Vianyɔnu enye Seera, eyae tso
Anyigbe-Bet-Xoron kple Dzigbe-

a Mo. I. 46, 24.
b Mo. IV. 26, 29 v. 33.
d Mo. IV. 27, 1.
c Mo. I. 46, 13; Mo. IV. 26, 23. 24.
f Mo. IV. 26, 35.
g 8, 1. 2; Mo. I. 46, 21.

Bet-Xoron kpakple Uzen-Seera.
25 Viaŋutsu nye Refax, eya ƒe viwo
nye Resef kple Telax, eya ƒe vi nye
Taxan, 26 eya ƒe vi nye Laedan,
eya ƒe vi nye [a]Amihud, eya ƒe vi — a Mo. IV. 1, 10.
nye Elisama, 27 [b]eya ƒe vi nye — b Mo. IV. 13, 8.
Nun, eya ƒe vi nye Yosua. 28 Woƒe
anyigba kple wo nɔƒewo nye: Be-
tel kple eŋu duwo ɖo ta Naaran
le ɣedzeƒe kple Gezer le ɣetoɖoƒe
kple wo ŋu duwo, Sexem kple eŋu
duwo vaseɖe Aya kple eŋu duwo
gbɔ.[d] 29 Manase viwo tɔ, si le akpa — d Yos. 18, 1. 10.
sia dzi, wonye: Bet-Sean kple eŋu
duwo; du siawo me Israel vi Yo-
sef ƒe viwo nɔ.[e] — e Yos. 17, 11.
30 Aser viwo nye: Yimna, Yis-
wa, Yiswi, Beria kple wo nɔvi-
nyɔnu Serax.[f] 31 Beria viwo nye: — f Mo. 1. 46, 17.
Xeber kple Malxiel, eya nye Bir-
zayit fofo. 32 Xeber dzi Yaflet,
Somer, Xotam kple wo nɔvinyɔnu
Sua. 33 Yaflet viwo nye: Pasax,
Bimhal kple Aswat; amesiawo nye
Yaflet viwo. 34 Somer viwo nye:
Axi, Roga, Xuba kple Aram. 35
Nɔvia Helem viwo nye: Zofax,
Yimna, Seles kple Amal. 36 Zofax
viwo nye: Suax, Xarnefer, Sual, Be-
ri kple Yimra, 37 Bezer, Hod, Sama, — g 9, 35–44.
Silsa, Yitran kple Beera. 38 Yeter
viwo nye: Yefune, Pispa kple Ara.
39 Ula viwo nye: Arax, Xaniel kple
Rizya. 40 Amesiawo katã nye
Aser viwo, afekɔwo ƒe tatɔwo, ŋu-
tsu kalẽtɔ tiatia, siwo nye ame- — h Sam. 1. 14, 51.
gãwo ƒe tatɔwo, eye woŋlɔ woƒe
ŋkɔwo ɖi hena aʋawɔwɔ; woƒe
xexlẽme le ame akpe blave vɔ ade.

### Benyamin kple Saul ƒe aƒe.

8. Eye Benyamin dzi Bela, si nye
eƒe ŋgɔgbea, evelia nye As-
bel, etɔ̃lia nye Axrax,[i] 2 enelia — i Mo. 1. 46, 21.
nye Noxa, eye atɔ̃lia nye Rafa.
3 Bela viwo nye: Adar, Gera, Abi-
hud, 4 Abisua, Naaman, Axoax,
5 Gera, Sefufan kple Xuram. 6
Exud viwo nye esi: – woawo nye
Gebatɔwo ƒe afekɔwo ƒe tatɔwo,
eye woɖe aboyo wo yi Manaxat;
7 Naaman, Axiya kple Gera, eya
nye amesi ɖe aboyowo – eye wò-
dzi Uza kple Axixud. 8 Eye Sa- — k 12, 2.
xarayim dzi viwo le Moab-nyigba
dzi, esime wòɖe asi le srɔ̃a Xu-
sim kple Baara ŋuti megbe. 9 Srɔ̃a
Xodes dzi Yobab, Zibya, Mesa, Mal-
kam, 10 Yeuz, Sobya kple Mirma
nɛ; woawo nye via, siwo nye afe-
kɔwo ƒe tatɔwo. 11 Xusim dzi
Abitub kple Elpaal nɛ. 12 Elpaal
viwo nye: Eber, Misam kple Se-
mer; eya tso Ono kple Lod kpa-
kple wo ŋu duwo. 13 Beria kple
Sema wonye Ayalontɔwo ƒe afe-
kɔwo ƒe tatɔwo; woawo nyã Gat-
tɔwo wosi; 14 Axyo, Sasak, Yere-
mot, 15 Zebadya, Arad, Eder, 16
Mixael, Yispa kple Yoxa; ame-
siawo nye Beria viwo. 17 Zebadya,
Mesulam, Xiski, Xeber, 18 Yis-
merai, Yizia kple Yobab; ame-
siawo nye Elpaal viwo. 19 Yakim,
Zixri, Zabdi, 20 Elienai, Ziltai,
Eliel, 21 Adaya, Beraya kple Sim-
rat; woawo nye Simei viwo. 22
Yispan, Eber, Eliel, 23 Abdon,
Zixri, Xanan, 24 Xananya, Elam,
Antotiya, 25 Yifdeya kple Penuel;
woawo nye Sasak viwo. 26 Sam-
serai, Sexarya, Atalya, 27 Yaares-
ya, Eliya kple Zixri; woawo nye
Yeroxam viwo. 28 Amesiawo nye
woƒe afekɔwo ƒe tatɔwo le woƒe
ƒomeawo nu, eye wonɔ Yerusa-
lem. 29 Gibeon fofo nɔ Gibeon,
eye srɔ̃a ŋkɔ nye Maaxa.[g] 30 Eƒe
ŋgɔgbevi nye Abdon, Zur, Kis,
Baal, Nadab, 31 Gedor, Axyo kple
Zexer. 32 Miklot dzi Simea; woa-
wo kple wo nɔviwo hã nɔ wo nɔ-
viwo kasa le Yerusalem.
33 Ner dzi [h]Kis, eye Kis dzi
Saul. Saul dzi Yonatan, Malxisua,
Abinadab kple Esbaal. 34 Yona-
tan vi enye Merib-Baal, eye Me-
rib-Baal dzi Mixa. 35 Mixa viwo
nye: Piton, Melex, Taxrea kple
Axaz. 36 Axaz dzi Yoada, eye
Yoada dzi Alemet, Azmawet kple
Zimri. Zimri dzi Moza, 37 eye
Moza dzi Binea; eya ƒe vi nye
Rafa, eya ƒe vi nye Eleasa, eya ƒe
vi nye Azel. 38 Eye Azel dzi vi
ade, woƒe ŋkɔwo nye: Azrikam,
Boxru, Ismael, Searya, Obadya
kple Xanan; amesiawo katã nye
Azel viwo. 39 Nɔvia Esek ƒe viwo
nye: Ulam, si nye eƒe ŋgɔgbea,
evelia nye Yeus, etɔ̃lia nye Eli-
felet. 40 Ulam viwo nye ŋutsu
kalẽtɔwo kple [k]aŋutrɔdalawo, eye
ŋutsuvi geɖe kple tɔgbuiyɔviwo
nɔ wo si; wole ame alafa ɖeka
kple blaatɔ̃. Amesiawo katã tso
Benyamin viwo dome.

Yerusalem nɔlawo.

9. Israel blibo la na woŋlɔ wofe
ŋkɔwo ɖi; kpɔ ɖa, woŋlɔ wo
ɖe Israel-fiawo fe agbalẽ me. Ke
wokplɔ Yuda yi Babel le wofe
nutefe mawɔmawɔ ta.[b] 2 Amesiwo
nɔ wofe anyigba dzi le wofe du-
wo me gbã, wonye: Israel nunɔ-
lawo, Lewi viwo kple [d]gbedoxɔ
me dɔwɔlawo. 3 Eye amewo tso
Yuda-viwo, Benyamin-viwo, Efra-
yim-viwo kple Manase-viwo dome
nɔ Yerusalem.[e] 4 Utai, Amihud
vi, amesi nye Omri vi, amesi nye
Imri vi, amesi nye Bani vi tso
Yuda vi Perez fe viwo dome. 5
Amesiwo tso Silontɔwo dome, wo-
nye: Asaya, amesi nye ŋgɔgbevi,
kple viawo. 6 Amesiwo tso Serax
viwo dome, wonye Yeuel kple nɔ-
viawo, wole ame alafa ade kple
blaasieke. 7 Amesiwo tso Ben-
yamin-viwo dome, wonye: Salu,
Mesulam vi, amesi nye Hodaya
vi, amesi nye Hasenua vi; 8 Yib-
neya, Yeroxam vi, kple Ela, Uzi
vi, amesi nye Mixri vi; Mesulam,
Sefatya vi, amesi nye Reguel vi,
amesi nye Yibneya vi, 9 kpakple
nɔviawo le wofe fomewo nu; wole
ame alafa asieke kple blaatɔ̃ vɔ
ade. Amesiawo katã nye wofe
afekɔwo fe fomeawo fe tatɔwo.
10 Amesiwo tso nunɔlawo do-
me, wonye: Yedaya, Yoyarib, Ya-
xin, 11 Azarya, [i]Xilkiya vi, amesi
nye Mesulam vi, amesi nye Za-
dok vi, amesi nye Merayot vi, amesi
nye Axitub vi; eya nye amegã le
Mawu fe afe la nu; 12 Adaya,
Yeroxam vi, amesi nye Pasxur vi,
amesi nye Malxiya vi; Maesai,
Adiel vi, amesi nye Yaxzera vi,
amesi nye Mesulam vi, amesi nye
Mesilemit vi, amesi nye Imer vi,
13 hekpe ɖe wo nɔviwo ŋu. Woa-
wo nye wofe afekɔwo fe amegã-
wo; wole ame akpe ɖeka alafa
adre kple blaade, amesiwo nye
ame zãzɛwo le Mawu fe afe la fe
dɔwo wɔwɔ me.
14 Amesiwo tso Lewi-viwo do-
me, wonye: Semaya, Xasub vi,
amesi nye Azrikam vi, amesi nye
Xasabya vi tso Merari viwo do-
me; 15 Bakbakar, Xeres, Galal
kple Matanya, Mixa vi, amesi nye
Zixri vi, amesi nye Asaf vi; 16
Obadya, Semaya vi, amesi nye

[a] 2, 54.
[b] Fia. II. 24, 15. 16.
[d] Yos. 9, 23; Ezra 8, 20.
[e] Nex. 11, 3-19.
[f] Mo. IV. 4, 18 v. 20.
[g] Mo. IV. 25, 7 v. 13.
[h] Sam. I. 9, 9. 11.
[i] 6, 39.
[k] Mo. II. 30, 23 v 25.

Galal vi, amesi nye Yedutun vi,
kple Berexiya, Asa vi, amesi nye
Elkana vi, amesi nɔ [a]Netofatitɔ-
wo fe kɔfewo me.

Kɔkɔefe me dɔwɔlawo.

17 Agbonudzɔlawo nye: Salum,
Akub, Talmon, Aximan kple wo
nɔviwo. Salum enye tatɔ. 18 Ele
fia fe agbo nu le ɣedzefe gome
vaseɖe fifi. Amesiawo nye Lewi-
viwo fe asaɖa fe agbonudzɔlawo.
19 Salum, Kore vi, amesi nye Eb-
yasaf vi, amesi nye Korax vi, kple
nɔvia, siwo tso efe afekɔ la me;
wotsɔ dɔ la de asi na Korax vi-
wo, be woadzɔ agbadɔ la fe kpui
nu, [f]abe alesi wo fofowo nye mɔ-
nudzɔlawo le Yehowa fe asaɖa la
me ene. 20 Tsã la Pinexas, Elea-
zar vi, nye amegã ɖe wo nu, eye
Yehowa nɔ kplii.[g] 21 Zaxarya, Me-
selemya vi, enye agbonudzɔla le
Mawu fe agbadɔ la nu. 22 Ame-
siawo katã, siwo wotia hena kpui-
nudzɔdzɔ la, le ame alafa eve kple
wuieve; woŋlɔ wofe ŋkɔwo le
wofe kɔfewo me, eye Dawid kple
[h]nukpɔla Samuel wonye amesiwo
tsɔ wo de wofe dɔ la me. 23 Woa-
wo kple wo viwo dzɔ Yehowa fe
afe fe agbo kple agbadɔ la fe xɔa
nu. 24 Agbonudzɔlawo le akpa
eneawo dzi, le ɣedzefe, ɣetoɖofe,
anyiehe kple dziehe. 25 Eye wo
nɔviwo tsoa wofe kɔfewo me vana
ŋkeke adreadre, ne woakpe asi
ɖe eŋu na wo ti; 26 elabena agbo-
nudzɔlawo fe amegã eneawo ɖo
dɔ la me ɖikaa; wonye Lewi-viwo,
eye wokpɔa Mawu fe afe la fe
xɔwo kple nudzraɖofeawo dzi. 27
Wotsia Mawu fe afe la nu dɔna,
elabena woawoe nye dzɔlawo, eye
wofe dɔ enye agboawo ʋuʋu ŋdi
sia ŋdi. 28 Wotsɔ dɔwɔnuawo de
wo dometɔa ɖewo si, be woatsɔ
wo ava emee dedie, eye woatsɔ wo
ado goe dedie. 29 Wotsɔ nuawo
katã, siwo nye nu kɔkɔeawo, wɔ
memee, wein, ami, dzudzɔʋeʋẽe-
donu kple atike ʋeʋẽeawo de asi
na wo dometɔa ɖewo. 30 Eye
nunɔlawo fe viwo dometɔa ɖewo
tsɔa atike ʋeʋẽe ɖaa [k]ami sisi la.
31 Wotsɔ nusiwo wotɔna le agba
me la, de Matitya si ɖikaa, etso
Lewi-viwo dome, eye wònye Ko-
rax vi Salum fe ŋgɔgbevi. 32 Eye
wotsɔ Kehat viwo, siwo tso wo

nɔviwo dome la, ɖo ŋkumeɖobolo
la nu, ne woadzrae ɖo le dzudzɔgbe
sia dzudzɔgbe dzi.[a] 33 [b]Amesiawo [a] Mo. III. 24, 5. 8.
nye hadzilawo, siwo nye Lewi-vi- [b] kp. 14—16.
wo ƒe aƒekɔwo ƒe tatɔwo, amesiwo
mewɔa dɔ bubua ɖeke le woƒe aƒe-
wo me o, elabena dɔ le wo si ŋke-
ke kple zã. 34 Amesiawo nye
Lewi-viwo ƒe aƒekɔwo ƒe tatɔwo
le woƒe ƒomewo nu; woawo nye
amesiwo nɔ Yerusalem.

Gibeon nɔlawo kple Saul ƒe aƒe.

35 Amesiwo nɔ Gibeon, wonye:
Gibeon fofo Yeuel; srɔ̃a ŋkɔ nye
Maaxa;[d] 36 eƒe vi ŋgɔgbea nye [d] 8, 29—38.
Abdon, Zur, Kis, Baal, Ner, Nadab,
37 Gedor, Axyo, Zaxarya kple [e] Sam. II. 2, 8.
Miklot. 38 Miklot dzi Simeam, eye
eya kple nɔviawo hã nɔ wo nɔ-
viwo kasa le Yerusalem. 39 Ner
dzi Kis, eye Kis dzi Saul. Saul
dzi Yonatan, Malxisua, Abinadab [f] Sam. I. 15, 11.
kple Esbaal. 40 Yonatan ƒe vi nye [g] Sam. I. 28, 8.
Merib-Baal, eye Merib-Baal dzi
Mixa. 41 Mixa viwo nye: Piton,
Melex kple Taxrea. 42 Axaz dzi
Yarea, eye Yarea dzi Alemet, Az-
mawet kple Zimri; eye Zimri dzi
Moza. 43 Moza dzi Binea, eya ƒe
vi nye Refaya, eya ƒe vi nye Azel.
44 Azel dzi vi ade, woƒe ŋkɔwo [h] kp. 1—9 kpɔ Sam. II. 5, 1-10.
nye: Azrikam, si nye eƒe ŋgɔ-
gbea, Ismael, Searya, Obadya kple [i] Mo. I. 29, 14.
Xanan; amesiawo nye Azel viwo.

Saul ku le aʋawɔwɔ me kple Filistitɔwo.

10 Filistitɔwo wɔ aʋa kple Is-
rael; tete Israel-ŋutsuwo si
le Filistitɔwo nu, eye wotsi aʋa
le Gilboa-toa dzi.[k] 2 Filistitɔwo ɖe [k] Sam. I. 31.
Saul kple viawo ɖe nu, eye Fili-
stitɔwo wu Saul viwo, siwo nye:
Yonatan, Abinadab kple Malxisua.
3 Ke esi aʋa la nu sẽ ɖe Saul dzi,
eye aŋutrɔdalawo va tui la, dzi-
dzi ƒoe le aŋutrɔdalawo ŋuti. 4 [l] Sam. I. 16, 1. 3. 12.
Tete Saul gblɔ na eƒe adekplɔvi
bena: Di wò yi naƒo ɖem, ne bo-
lotɔ siawo magava awɔ funyafu-
nyam o! Ke eƒe adekplɔvi la me-
lɔ̃ o, elabena evɔ̃ ŋutɔ. Tete Saul
tsɔ eƒe yi hedze enu. 5 Esi eƒe
adekplɔvi la kpɔ be, Saul ku la,
eya hã dze yi nu, eye wòku. 6 Ale
Saul kple via etɔ̃awo kpakple eƒe
aƒe blibo la woku zi ɖeka. 7 Esi
Israel-ŋutsu, siwo katã nɔ bali la
me, kpɔ be, wosi, eye Saul kple
viawo ku la, wogblẽ woƒe duwo
di hesi, eye Filistitɔwo va nɔ wo
me.
8 Esi ŋu ke, eye Filistitɔwo va
ńu ɖe ge le ame tsiaʋawo ŋu la,
wokpɔ Saul kple viawo woku ɖe
Gilboa-to la dzi, 9 eye woɖe nu
le eŋu hetsɔ eƒe ta kple eƒe aʋa-
wɔnuwo ɖo ɖe Filistitɔwo ƒe anyi-
gba dzi godoo, ne woaɖe gbe ƒã
dzidzɔ sia na woƒe mawuwo kple
dukɔ la. 10 Wotsɔ eƒe aʋawɔnu-
wo da ɖe woƒe mawu ƒe me, eye
wotsɔ eƒe takoŕoe ku Dagon ƒe xɔ
me. 11 Esi Yabes-Gileadtɔwo katã
se nusiwo keŋ Filistitɔwo wɔ Saul
la, 12 ŋutsu aʋawɔlawo katã ho,
eye wova 'tsɔ Saul kple viawo ƒe
kukuawo yi Yabes; woɖi woƒe ƒu-
wo ɖe baniti la te le Yabes, eye
wotsi nu dɔ ŋkeke adre sɔŋ. 13
Ale Saul ku le eƒe vodada ɖe Ye-
howa ŋu kple [f]Yehowa ƒe nya, si
me melé ɖe asi o la ta. [g]Ede ŋɔ-
liyɔlawo hã gbɔ ɖabia gbe wo se,
14 ke mebia gbe Yehowa ya se o;
eyata wòwui, eye wòna fiaɖuƒe la
yi ɖe Dawid, Isai vi la si me.

Wosi ami na Dawid heɖo fiae; exɔ Zion, eye wònɔ me.

11 [h]Tete Israel blibo la va kpe
ta ɖe Dawid gbɔ le Xebron
gblɔ bena: Kpɔ ɖa, [i]wò ƒu kple
wò ŋutilã míenye. 2 Menye egbe
o, menye etsɔ o, esime Saul nye
fia la, wòe kplɔa Israel doa goe
gakplɔnɛ gbɔnɛ, eye Yehowa, wò
Mawu la, gblɔ na wò bena: Wòe
le nye dukɔ Israel kplɔla nye ge,
eye wòe anye amegã ɖe nye du-
kɔ Israel nu. 3 Tete Israel-ame
tsitsiwo va fia la gbɔ le Xebron,
eye Dawid bla nu kpli wo le Ye-
howa ŋku me le Xebron, eye wosi
ami na Dawid heɖo fiae ɖe Israel
dzi [l]le Yehowa ƒe nya, si wògblɔ
to Samuel dzi la nu.
4 Eye Dawid kple Israel blibo
la ho yi Yerusalem, si nye Yebus,
elabena Yebusitɔwo nye anyigba
dzi nɔlawo le afima. 5 Ke Yebus-
nɔlawo gblɔ na Dawid bena:
Màte ŋu ava afisia o! Gake Da-
wid xɔ Zion ƒe mɔ̃ la, eya nye
Dawid ƒe du la. 6 Tete Dawid
gblɔ bena: Amesi ke tre Yebusi-
tɔwo sisi la, eya anye tatɔ kple
kplɔla. Tete Yoab, Zeruya vi, tre
yiyi, eye wòzu tatɔ. 7 Dawid nɔ

mɔ̃ la me, eyata woyɔnɛ be Da-
wid du. 8 Eye wòtso du la tso
Milo godoo va kpe; ke Yoab ye
tso du la ƒe akpa mamlea. 9 Ale
Dawid le akɔ trim ɖe dzi ɖaa, eye
Yehowa Zebaot nɔ kplii.

Dawid ƒe kalẽtɔwo.

10 [a]Dawid ƒe kalẽtɔwo ƒe tatɔ- a kp. 10-41 kpɔ Sam. II. 23, 8 v. 39.
wo nye esi; woawo kple Israel
blibo la ku ɖe eŋu tsehee le eƒe b Sam. I. 17, 7. 40, 51.
fiaɖuɖu la me, eye wotsɔe ɖo fiae
le Yehowa ƒe nya, si wògblɔ ɖe
Israel ŋu la nu. 11 Dawid ƒe ka-
lẽtɔwo ƒe xexlẽme enye si: [d]Ya- d 27, 2.
sobeam, Xaxmoni vi, amesi nye e 27, 5. 6.
ame blaetɔ̃awo ƒe tatɔ, eya da eƒe
akplɔ to ame tsiaɖa alafa etɔ̃awo
dzi zi ɖeka. 12 Eyometɔ nye [f]Elea- f 27, 4.
zar, Axoxitɔ, Dodo ƒe vi, amesi le
kalẽtɔ etɔ̃awo dome; 13 eya nɔ
Dawid gbɔ le Pas-Xamim, esime g 27, 8. 10.
Filistitɔwo kpe ta, be woawɔ aʋa
le afima. Bli le agblea ɖe me fũ
le afima, eye dukɔ la si le Fili-
stitɔwo nu. 14 Tete wotsi tre ɖe
agble la titina, eye woxɔe, wo-
wu Filistitɔwo, eye Yehowa na wo-
ɖu dzi gãa ɖe. 15 Tatɔwo dometɔ
etɔ̃ va Dawid gbɔ le agakpe la
dzi le [h]Adulam-mɔ̃ la me, esime h Sam. I. 22, 1.
Filistitɔwo ƒe aʋakɔ ƒu asaɖa anyi
ɖe Refaim-bali la me. 16 Dawid
le mɔ̃ la me ɣemaɣi, eye Filisti-
tɔwo ɖe aʋakɔ ɖo Betlexem ɣe-
maɣi. 17 Eye nu de asi Dawid
dzodzro me wògblɔ bena: Ameka
aɖaku tsi le vudo, si le agbo me
le Betlexem la me vɛ nam ma-
no? 18 Tete ame etɔ̃awo ɖage ɖe
Filistitɔwo ƒe asaɖa la me, eye
woku tsi le vudo, si le agboa me i Sam. II. 11, 3.
le Betlexem la me hetsɔ vɛ na
Dawid; ke Dawid gbe be, yema-
noe o, hafi boŋ etsɔe ƒo ɖe anyi
na Yehowa 19 hegblɔ bena: Nye
Mawu nena esia wɔwɔ naɖe megbe
xaa tso gbɔnye! Ɖe mano ŋutsu
siawo ƒe ʋu, si nye woƒe agbea?
Elabena wotsɔ woƒe agbe ke hafi
kui vɛ! Eye wògbe be, yemanoe
o. Kalẽtɔ etɔ̃awoe wɔ nusia.
20 Abisai, Yoab nɔvi, enye ame
blaetɔ̃awo ƒe tatɔ, eya da eƒe akplɔ
to ame tsiaɖa alafa etɔ̃awo dzi,
eye wòxɔ ŋkɔ le ame blaetɔ̃awo
dome. 21 Wode bubu eŋu kpe ɖe
ame blaetɔ̃awo dometɔ eveawo ŋu, k Sam. I. 27, 6.
eye eya nye woƒe tatɔ, ke ɖeko
mede ame etɔ̃awo nu o. 22 Be-
naya, Yehoyada vi, enye ŋutsu
kalẽtɔa ɖe, si wɔ nu tsuwo la ƒe
vi tso Kabzeel. Eya wu Moabitɔ-
wo ƒe kalẽtɔ eveawo, eye wòyi
ɖawu dzata le vudo la me le gbe-
sigbe sno dza. 23 Eya wu Egipte-
ŋutsu kako, si didi abɔklugui atɔ̃
la. Akplɔ le Egiptetɔ la si le [b]abe
abaladoti ene; ke eya yi egbɔ kple
atizɔti, eye wòxɔ akplɔ la le Egip-
tetɔ la si hetsɔ eya ŋutɔ ƒe akplɔ
wui. 24 Nusia Benaya, Yehoyada
vi la wɔ, eye wòxɔ ŋkɔ le kalẽtɔ
blaetɔ̃awo dome.[c] 25 Wode bubu
eŋu le kalẽtɔ blaetɔ̃awo dome, ke
ɖeko mede ame etɔ̃awo nu o, eye
Dawid tsɔe ɖo eƒe fia ŋu asrafo-
wo nu.
26 Ŋutsu kalẽtɔawo nye: Asahel,
Yoab nɔvi; Elxanan, Dodo vi, tso
Betlexem; 27 [g]Harоritɔ Samot;
Pelonitɔ Xelez; 28 Tekoatɔ Ira,
Ikes vi; Anatotitɔ Abiezer; 29 Xu-
satitɔ Sibexai; Axoxitɔ Ilai; 30
Netofatitɔ Maxarai; Netofatitɔ He-
led, Baana vi; 31 Itai, Ribai vi, tso
Benyamin-viwo ƒe Gibea; Pirato-
nitɔ Benaya; 32 Xurai tso Naxale-
Gaas; Arbatitɔ Abiel; 33 Baxaru-
mitɔ Azmawet; Saalebonitɔ Elyax-
ba; 34 Gizonitɔ Bene-Hasem; Ha-
raritɔ Yonatan, Sage vi; 35 Hara-
ritɔ Axiam, Saxar vi; Elifal, Ur
vi; 36 Mexeratitɔ Xefer; Pelonitɔ
Axiya; 37 Karmelitɔ Xezro; Naa-
rai, Ezbai vi; 38 Yoel, Natan nɔ-
vi; Mibxar, Hagri vi; 39 Amonitɔ
Zelek: Berotitɔ Naxerai, amesi nye
Zeruya vi, Yoab ƒe adekplɔvi; 40
Yitritɔ Ira; Yitritɔ Gareb; 41 Xi-
titɔ [i]Uriya; Zabad, Axelai vi; 42
Adina, Siza vi, amesi nye Ruben-
tɔ, eya nye Ruben-viwo ƒe tatɔ,
eye ame blaetɔ̃ kpe ɖe eŋu; 43
Xanan, Maaxa vi; Mitnitɔ Yosafat;
44 Asteratitɔ Uziya; Sama kple
Yeiel, amesiwo nye Aroeritɔ Xo-
tam viwo; 45 Yediael, Simri vi,
kple nɔvia, Tizitɔ Yoxa; 46 Maxa-
witɔ Eliel; Yeribai kple Yosaya,
amesiwo nye Elnaam viwo; Moa-
bitɔ Yitma; 47 Eliel, Obed kpa-
kple Yaasiel tso Mezobaya.

Dawid kpe ɖe ŋutsu aʋawɔlawo ŋu.

12. Amesiwo va Dawid gbɔ le
[k]Ziklag, esime wòle aʋasi-
gbe me le Saul, Kis vi la nu, wo-
nye esi; wole kalẽtɔawo dome he-

kpe ɖe eŋu le aʋa me; 2 wonye
[a]aŋutrɔdalawo, amesiwo nya ɖu- a 8, 40.
siwɔwɔ kple miawɔwɔ le kpedada
kple aŋutrɔdada me; wotso Ben-
yamin-viwo, siwo nye Saul nɔviwo
dome. 3 Tatɔ Axiezer kple Yoas,
amesiwo nye Gibeatitɔ Hasmaa
viwo; Yeziel kple Pelet, amesiwo
nye Azmawet viwo; Beraxa kple
Anatotitɔ Yehu; 4 Gibeonitɔ Yis-
maya, amesi nye kalẽtɔ le ame
blaetɔ̃awo dome, eye wòle ame b Sam. I. 29, 4.
blaetɔ̃awo nu; Yeremya, Yaxaziel,
Yoxanan kple Gederatitɔ Yoza-
bad; 5 Eluzai, Yerimot, Bealya,
Semarya, Xarufitɔ Sefatya, 6 El-
kana, Yisiya, [d]Azareel, Yoezer, d 25, 18.
Yasobeam, amesiwo nye Korax
viwo, 7 Yoela kple Sebadya, ame-
siwo nye Yeroxam viwo tso Ge-
dor. 8 Amesiwo ɖe wo ɖokui le
Gad-viwo dome va Dawid gbɔ le
mɔ̃ me le gbe dzi la, wonye ŋutsu
kalẽtɔwo kple aʋamewo, amesiwo
kplaa akpoxɔnu kple akplɔ, woƒe
mo le abe dzata ƒe mo ene, eye
[e]woɖea abla le towo dzi abe ziwo e Sam. II. 2, 18.
ene: 9 Ezer enye tatɔ, evelia nye
Obadya, etɔ̃lia nye Eliab, 10 ene-
lia nye Mismana, atɔ̃lia nye Ye-
remya, 11 adelia nye Atai, adre-
lia nye Eliel, 12 enyilia nye Yo-
xanan, asiekelia nye Elzabad, 13
ewolia nye Yeremya, wuiɖekelia
nye Maxbanai. 14 Amesiawo tso
Gad-viwo dome, eye wonye aʋa-
kɔ la ƒe tatɔwo; ame ɖagbitɔ ate
ŋu akpe kple ame alafa, eye ame
lolotɔ ate ŋu akpe kple ame akpe.
15 Woawoe tso Yordan le dzinu
gbãtɔ me, esime wògbagba eƒe
goawo katã, eye wonyã bali me
nɔla, siwo le ɣedzeƒe kple ɣeto-
ɖoƒe, wosi.
16 Eye esi amewo tso Benya-
min-viwo kple Yuda-viwo dome f Sam. II. 15, 21; ta 5, 24.
va Dawid gbɔ le mɔ̃ me la, 17 Da-
wid do yi wo gbɔ, eye wòxɔ edzi
gblɔ na wo bena: Nenye ŋutifafa
me mieva gbɔnye le, be miaxɔ
nam la, ekema mawɔ ɖeka kpli
mi tso dzi me, ke nenye ɖe miebe,
yewoaɖe agɔnyeme ɖe go na nye
ketɔwo, evɔ wònye vɔ̃a ɖeke mele
asinye me o la, ekema mía fofo-
wo ƒe Mawu akpɔ me, eye wòa-
tso me! 18 Tete gbɔgbɔ la dze
Amasai, si nye ame blaetɔ̃awo ƒe
tatɔ la dzi wògblɔ bena: Dawid,
tɔwò míenye; Isai vi, dziwò míe-
le! Ŋutifafa, ŋutifafa enye tɔwò,
eye ŋutifafa nye amesi xɔ na wò
la tɔ, elabena Yehowa, wò Mawu
la, xɔ na wò! Tete Ɖawid xɔ wo,
eye wòtsɔ wo ɖo tatɔwo ɖe aʋa-
kɔwo nu.
19 Eye amea ɖewo tso Manase
va Dawid gbɔ, esime eya kple Fi-
listitɔwo ho aʋa ɖe Saul ŋu; ke
mekpe ɖe wo ŋu o, elabena Fili-
stitɔwo ƒe [b]amegãwo bu ta me, eye
woɖe asi le eŋu, elabena wobu
be: ne edzo ɖade eƒe aƒetɔ dzi
la, ekema míaƒe ta enye ekem tsi
asi! 20 Esi wòva Ziklag la, ame-
wo tso Manase va egbɔ: Adnax,
Yozabad, Yediael, Mixael, Yoza-
bad, Elihu kple Ziletai, woawo nye
Manase ƒe ame akpewo ƒe tatɔwo.
21 Amesiawo xɔ na Dawid tso
aʋakɔwo si me, elabena wo katã
wonye ŋutsu kalẽtɔwo, eye wozu
aʋakɔ la ƒe amegãwo. 22 Gbesia-
gbe amewo vaa Dawid gbɔ, ne
woaxɔ ne, vaseɖe esime aʋakɔ la
lolo abe Mawu ƒe aʋakɔ ene.
23 Amesiwo bla akpa ɖe aʋa-
wɔwɔ ŋu, eye wova Dawid gbɔ
le Xebron, ne woagbugbɔ Saul ƒe
fiaɖuƒe la ne le Yehowa ƒe nya
nu la, ƒe xexlẽme enye si: 24 Yu-
da-vi, siwo tsɔa akpoxɔnu kple
akplɔ, eye wobla akpa ɖe aʋawɔ-
wɔ ŋu la, le ame akpe ade kple
alafa enyi. 25 Ŋutsu kalẽtɔ, siwo
tso Simeon-viwo dome va aʋakɔ
la me la, wole ame akpe adre kple
alafa ɖeka. 26 Amesiwo tso Lewi-
viwo dome la, wole ame akpe ene
kple alafa ade; 27 eye ame akpe
etɔ̃ kple alafa adre le Yoyada,
amesi nye Aron viwo ƒe amegã la
ŋu. 28 Zadok, ɖekakpui kalẽtɔ,
kple fofoa ƒemetɔwo le amegã
blave vɔ eve.[f] 29 Amesiwo tso
Benyamin-viwo, siwo nye Saul
nɔviwo dome la, wole ame akpe
etɔ̃, elabena vaseɖe fifi la woƒe
akpa gãtɔ ɖaku ɖe Saul ƒe aƒe la
ŋu ko. 30 Amesiwo tso Efrayim-
viwo dome la, le ame akpe blave
kple alafa enyi, eye wonye ŋutsu
kalẽtɔwo kple ame ŋkɔŋuwo le
woƒe aƒekɔwo me. 31 Amesiwo
tso Manase ƒe to afã me la, wole
ame akpe wuienyi, amesiwo ƒe ŋkɔ
woŋlɔ ɖi, ne woava atsɔ Dawid
aɖo fiae. 32 Amesiwo tso Isaxar-

viwo dome la, wonye amesiwo nunya le tagbɔ na, eye wonya ɣeyiɣi, si dzi Israel awɔ nane; woƒe tatɔwo le ame alafa eve, eye wo nɔviwo katã sea woƒe gbe.
33 Amesiwo tso Zebulon-viwo dome va aʋakɔa me, eye wotsɔ aʋawɔnu vovovowo bla akpae la, wole ame akpe blaatɔ̃, woƒo ƒu ɖe du, eye dzi ɖeka li na wo.
34 Amegã akpe ɖeka tso Naftali, eye ame akpe blaetɔ̃ vɔ adre, siwo si akpoxɔnu kple akplɔ le la, kpe ɖe wo ŋu.
35 Amesiwo bla akpa ɖe aʋawɔwɔ ŋu tso Dan-viwo dome la, wole ame akpe b!ave vɔ enyi kple alafa ade.
36 Amesiwo tso Aser va aʋakɔ la me, eye wobla akpa ɖe aʋawɔwɔ ŋu la, wole ame akpe blane.
37 Amesiwo tso Yordan ƒe go keme dzi tso Ruben-viwo, Gad-viwo kple Manase ƒe to afã me, eye aʋawɔnu vovovowo le wo si la, wo!e ame akpe alafa ɖeka b!ave.
38 Aʋawɔla siawo katã, amesiwo dzea aʋa la, va Xebron kple dzi ɖeka, be woatsɔ Dawid aɖo fiae ɖe Israel blibo la nu, eye dzi ɖeka li na Israel-vi susɔeawo katã hã, be woatsɔ Dawid aɖo fiae.
39 Wonɔ Dawid gbɔ le afima ŋkeke etɔ̃ soŋ, eye woɖu nu no nu, elabena wo nɔviwo ɖa nu na wo.
40 Eye amesiwo tsɔ ɖe wo gbɔ kpuie va ke ɖe Isaxar, Zebulon kple Naftali la, wotsɔ abolowo ɖo tedziwo, kposɔwo, tedzisɔwo kple nyiwo dzi vɛ, wohe nuɖuɖu, siwo wotsɔ wɔ ɖae, gbotitsetsebolo kple weintsetsebolo, wein kple ami, nyiwo kple alẽwo vɛ kpaŋkpaŋ, elabena dzidzɔ nɔ Israel.

**Dawid yi ɖaxɔ nubablaɖaka, eye wòtsɔe ɖe Obed-Edom ƒe me.**

13. [b]Eye esi Dawid ɖe adaŋu kple ame akpewo kple ame alafawo ƒe tatɔwo kpakple amegãwo katã la,
2 Dawid gblɔ na Israel ƒe ameha blibo la bena: Ne edze mia ŋu, eye wòtso Yehowa, mía Mawu gbɔ la, ekema mina míaɖɔ ame ɖe afiawo katã ɖe mía nɔvi, siwo kpɔtɔ ɖe Israel-nyigbawo katã dzi la gbɔ, hekpe ɖe nunɔlawo kple Lewi-viwo, siwo le woƒe lãnyiƒewo ƒe duwo me la gbɔ, ne woava kpe ta ɖe mía gbɔ,
3 ne míaɖakɔ mía Mawu ƒe aɖaka la ava mía gbɔe; elabena le Saul ŋɔli la míebia eta se kpɔ o.
4 Tete ameha blibo la gblɔ be, yewoawɔ nenema, elabena nya la dze dukɔ blibo la ŋu.
5 Eye Dawid yɔ Israel blibo la tso Egiptetɔwo ƒe Sixor vaseɖe Xamat, ne woaɖakɔ Mawu ƒe aɖaka la tso Kiryat-Yearim vɛ.
6 Tete Dawid kple Israel blibo la ho yi [a]Baala, eya nye Kiryat-Yearim, si nye Yuda tɔ, ne woatsɔ Mawu Yehowa, amesi le Kerubiwo ta me, afisi woyɔa eƒe ŋkɔ le la ƒe aɖaka tso afima vɛ.
7 Ke wotsɔ Mawu ƒe aɖaka la ɖo tasiaɖam yeye dzi tso Abinadab ƒe me, eye Uza kple Axyo wole tasiaɖam la kplɔm.
8 Tete Dawid kple Israel blibo la le ɣe ɖum le Mawu ŋku me kple ŋusẽ katã ɖe hadzidzi, saŋku kple kasaŋku, asiʋui kple gakogoe kpakple kpẽwo ŋu.
9 Esi wova Kidon ƒe lugbɔƒe la, Uza do asi ɖa, be yealé aɖaka la, elabena nyiawo dze ɖe aga.
10 Tete Yehowa do dɔmedzoe ɖe Uza ŋu, eye wòƒoe, le esi wòdo efe asi ɖa lé aɖaka la ta, eye wòku le afima le Mawu ŋku me.
11 Eye wòve Dawid be, Yehowa ɖe Uza ɖa, eye wòna ŋkɔ teƒe ma be Perez-Usa, vaseɖe egbe.
12 Eye Dawid vɔ̃ Mawu gbemagbe hegblɔ bena: Aleke matsɔ Mawu ƒe aɖaka la ava gbɔnyee?
13 Eyata Dawid metsɔ aɖaka la va eɖo!:ui gbɔ le Dawid ƒe du la me o, ke boŋ ena woɖadroe ɖe Gat vi Obed-Edom ƒe me.
14 Ale Mawu ƒe aɖaka la tsi Obed-Edom gbɔ le efe me dzinu etɔ̃, eye Yehowa yra Obed-Edom ƒe afe la kple efe nuwo katã.

**Dawid ƒe fiamɔ̃, srɔ̃awo kple viawo.**

14. [d]Tete Tiro-fia Xiram ɖo amewo, sedertiwo, gliɖolawo kple atikpalawo ɖe Dawid, ne woatu xɔ nɛ.
2 Eye Dawid dze sii be, Yehowa ye ɖo ye, be yeanye fia ɖe Israel nu, elabena eƒe fiaɖuƒe ŋkɔ de du le eƒe dukɔ Israel ta.
3 Ke Dawid gaɖe srɔ̃ ɖe dzi le Yerusalem, eye wògadzi ŋutsuviwo kple nyɔnuviwo.
4 Vi, siwo wodzi nɛ le Yerusalem la ƒe ŋkɔwo nye: Samua, Sobab, Natan, Salomo,
5 Yibxar, Elisua, Elpelet,

[a] Yos. 15, 9.
[b] Sam. II. 6, 1 v. 11.
[d] kp. 1–16 kpɔ Sam II. 5, 11 v. 16.

6 Noga, Nefeg, Yafia, 7 Elisama,
Beelyada kple Elifelet.

Dawid ɖu Filistitɔwo dzi.

8 Esi Filistitɔwo se be, wosi ami
na Dawid heɖo fia ɖe Israel blibo
la dzi la, Filistitɔwo katã ho, be
yewoadi Dawid. Eye esi Dawid see
la, eho yi wo kpe ge. 9 Ke Fili-
stitɔwo va kaka ɖe Refaim-bali la
me. 10 Tete Dawid bia nu Mawu
be: Maho ɖe Filistitɔwo ŋua, eye
àtsɔ wo ade asi nama? Yehowa
ɖo ŋu nɛ bena: Ho yi, eye matsɔ
wo ade asi na wò! 11 Woho yi
Baal-Perazim, eye Dawid si wo le
afima. Tete Dawid gblɔ be: Ma-
wu dze nye futɔwo to nye asi dzi,
abe alesi tɔ ŋɔa goe ene! Eyata
wòna ŋkɔ teƒe ma be Baal-Pera-
zim. 12 Ke wogblẽ woƒe mawu-
wo ɖe afima, eye Dawid de se be
[b]wotɔ dzo wo.
13 Filistitɔwo gava kaka ɖe bali
la me. 14 Tete Dawid gabia nu
Mawu, eye Mawu ɖo ŋu nɛ be:
Megaho dze wo yome o, ke boŋ
trɔ ɖa le wo ŋu, eye nava tu wo
le klẽtiawo kasa. 15 Eye ne ènya
se zi to klẽtiawo dome va yi ko
la, ekema ho yi aʋa la nu, ela-
bena Mawu ho dze ŋgɔwò, be wòa-
si Filistitɔwo ƒe aʋakɔ la. 16 Da-
wid wɔ, abe alesi Mawu de se nɛ
ene, eye wòsi Filistitɔwo ƒe aʋa-
kɔ la tso Gibeon vaseɖe Gezer.
17 Eye Dawid ƒe ŋkɔ nyɔ le anyi-
gbawo katã dzi, eye Yehowa de
vɔvɔ̃ eŋu na dukɔwo katã.

Wotsɔ ŋubabladaka la va eƒe teƒe.

15. Eye wòtu xɔwo na eɖokui ɖe
Dawid ƒe du la me, eye wò-
wɔ nɔƒe na Mawu ƒe aɖaka la, eye
wòtu agbadɔ nɛ. 2 Emegbe Da-
wid de se be, amea ɖeke mekpɔ
mɔ atsɔ Mawu ƒe aɖaka la o, ne-
gbe Lewi-viwo ko, elabena woa-
woe Yehowa tia, be woatsɔ Mawu
ƒe aɖaka la, eye woasubɔe tegbee.
3 Tete Dawid yɔ Israel blibo la
va Yerusalem, ne woaɖatsɔ Yeho-
wa ƒe aɖaka la ava nɔƒe, si wò-
wɔ nɛ la. 4 Eye Dawid ƒo Aron-
viwo kple Lewi-viwo nu ƒu. 5
Amesiwo tso Kehat viwo dome,
wonye amegã Uriel kple nɔviawo,
wole ame alafa ɖeka blave; 6 ame-
siwo tso Merari viwo dome, wonye
amegã Asaya kple nɔviawo, wole
ame alafa eve blave; 7 amesiwo tso
Gerson viwo dome, wonye ame-
gã Yoel kple nɔviawo, wole ame
alafa ɖeka blaetɔ̃; 8 amesiwo tso
Elizafan-viwo dome, wonye ame-
gã Semaya kple nɔviawo, wole ame
alafa eve; 9 amesiwo tso Xebron-
viwo dome, wonye amegã Eliel
kple nɔviawo, wole ame blanyi;
10 amesiwo tso Uziel viwo dome,
wonye amegã Aminadab kple nɔ-
viawo, wole ame alafa ɖeka kple
wuieve.
11 Eye Dawid na [a]woyɔ Zadok
kple Abyatar, siwo nye nunɔlawo,
kple Lewi-viwo Uriel, Asaya, Yoel,
Semaya, Eliel kple Aminadab, 12
eye wògblɔ na wo bena: Miawoe
nye Lewi-viwo ƒe aƒekɔwo ƒe ta-
tɔwo, miawo kple mia nɔviwo mi-
kɔ mia ɖokui ŋu, eye miɖakɔ Ye-
howa, Israel ƒe Mawu ƒe aɖaka
la va teƒe, si mewɔ nɛ. 13 Ela-
bena esi mienɔ eteƒe gbemagbe
o la, eyata [d]Yehowa, mía Mawu,
ɖe ame le mía dome, elabena míe-
bia gbee se, abe alesi dze ene o.
14 Tete nunɔla kple Lewi-viwo
kɔ wo ɖokui ŋu, ne woaɖakɔ Ye-
howa, Israel ƒe Mawu ƒe aɖaka
la. 15 Eye Lewi-viwo tsɔ kpoa-
wo kɔ Mawu ƒe aɖaka la ɖe woƒe
abɔta, abe alesi [e]Mose de se le
Yehowa ƒe nya nu ene.
16 Eye Dawid gblɔ na Lewi-
viwo ƒe amegãwo be, woaɖe wo
nɔvi, siwo nye hadzilawo, ne woa-
tsɔ hadzinuawo, siwo nye: saŋku-
wo, kasaŋkuwo kple gakogoewo,
eye woana dzidzɔha nade dzi. 17
Tete Lewi-viwo ɖe Heman, Yoel
vi, woɖe Asaf, Berexya vi, tso
nɔviawo dome kple Etam, Kusa-
ya vi, tso nɔvia Merari-viwo do-
me; 18 eye wo nɔvi, siwo le ɖoɖo
evelia me, kpe ɖe wo ŋu: Zaxarya,
Yaaziel, Semiramot, Yexiel, Uni,
Eliab, Benaya, Maaseya, Matitya,
Elifelehu, Mikneya, Obed-Edom
kple Yeiel, amesiawo nye agbo-
nudzɔlawo. 19 Hadzilawo [f]Heman,
Asaf kple Etan, woawoe ƒoa akɔ-
bligakogoe la sesĩe, 20 eye Za-
xarya, Aziel, Semiramot, Yexiel,
Uni, Eliab, Maaseya kple Benaya
wonye amesiwo ƒoa kasaŋku wò-
ɖina abe ɖetugbiwo ƒe gbe ene;
21 eye Matitya, Elifelehu, Mik-
neya, Obed-Edom, Yeiel kple Azaz

[a] Sam. II. 15, 29.
[b] Mo. V. 7, 5. 25.
[d] 13, 9. 10.
[e] Mo. II. 25, 14; Mo. IV. 4, 15.
[f] 6, 18. 24. 29; 25, 1.

ya wonye amesiwo tsɔ kasaŋku
ka enyitɔ doa ha ɖae. 22 Wotsɔ
Kenanya, Lewi-viwo ƒe amegã, ɖo
agbatsɔtsɔ nu, elabena enya mɔ-
nu le agbatsɔtsɔ ŋu. 23 Berexya
kple Elkana wonye agbonudzɔla-
wo le aɖaka la gbɔ. 24 Sebanya,
Yosafat, Netaneel, Amasai, Zaxar-
ya, Benaya kple Eliezer wonye
nunɔlawo, amesiwo kua kpẽ le
Mawu ƒe aɖaka la ŋgɔ, eye Obed-
Edom kple Yexiya wonye agbo-
nudzɔlawo le aɖaka la gbɔ.
25 [b]Tete Dawid kple Israel-ame
tsitsiwo kpakple ame akpewo ƒe
tatɔwo woyi, be woaɖakɔ Yehowa
ƒe nubabladaka la kple dzidzɔ tso
Obed-Edom ƒe me. 26 Eye esi
Mawu kpe ɖe Lewi-vi, siwo tsɔ
Yehowa ƒe nubabladaka ŋuti la,
wotsɔ nyitsu adre kple agbo adre
sa vɔe. 27 Dawid kple Lewi-vi,
siwo tsɔ aɖaka la, hadzilawo kpa-
kple agbatsɔlawo kple hadzilawo
ƒe tatɔ Kenanya wodo aklaladzi-
wui, eye Dawid do aklalakɔme-
wu. 28 Israel blibo la le aseye
tsom, le kpẽ kple dze kum, le
gakogoe ƒom, eye wole saŋku kple
kasaŋku ƒom sesie hetsɔ Yehowa
ƒe nubabladaka la yii. 29 Esi Ye-
howa ƒe nubabladaka la ɖo Da-
wid ƒe dua me la, Mixal, Saul
vinyɔnu, do kɔ ɖe fesre nu kpɔ
alesi fia Dawid le kpo tim le ye
ɖumee; tete wòɖu fewu le eŋu le
eƒe dzi me.

**Dawid dzi kafukafuha le nubabladaka la tsɔƒe; eɖo amewo hena Mawu subɔsubɔ.**

**16.** [d]Eye wotsɔ Mawu ƒe aɖaka
la va dro ɖe agbadɔ, si Da-
wid tu nɛ la titina, eye wosa nu-
mevɔ kple akpedavɔ le Mawu ŋku
me. 2 Esi Dawid sa numevɔ kple
akpedavɔ vɔ la, eyra dukɔ la le
Yehowa ƒe ŋkɔ me, 3 eye wòmã
abolobɔbɔ, lãkɔ kple weintsetse-
bolo ɖekaɖeka na Israel-viwo do-
me amesiame, ŋutsuwo kple nyɔ-
nuwo siaa. 4 Eye Dawid ɖe amewo
tso Lewi-viwo dome, ne woasubɔ
le Yehowa ƒe aɖaka la ŋgɔ, woaɖo
ŋku Yehowa, Israel ƒe Mawu la
dzi, woada akpe nɛ, eye woaka-
fui 5 kple woƒe hadzinuwo, siwo
nye saŋkuwo kple kasaŋkuwo;
woawo nye Asaf, si nye tatɔ, eyo-
metɔ nye Zaxarya, Yeiel, Semira-

[a] kp. 8–22 kpɔ Ps. 105, 1–15.

[b] kp. 25-29 kpɔ Sam. II. 6, 12 v. 16.

[d] kp. 1–3. 43 kpɔ Sam. II. 6, 17–19.

[e] Mo. I. 12, 17; 20, 3; 26, 9.

[f] kp. 23-33 kpɔ Ps. [illegible]

[g] Ps. 29, 1. 2.

mot, Yexiel, Matitya, Eliab, Bena-
ya, Obed-Edom kple Yeiel. Asaf
ƒoa gakogoe sesie, 6 eye nunɔla
Benaya kple Yexaziel wotsɔa kpẽ-
wo nɔa Mawu ƒe nubabladaka la
ŋgɔ ɖaa. 7 Gbemagbe enye zi gbã-
tɔ, esi Dawid tsɔ akpedaha, si
woadzi na Yehowa la, de asi na
Asaf kple nɔviawo:
8 [a]Mida akpe na Yehowa, miyɔ
eƒe ŋkɔ! Miɖe gbe ƒã eƒe nutsu-
wɔwɔwo le dukɔwo dome! 9 Mi-
dzi ha nɛ, miƒo saŋku nɛ, eye
miƒo nu le eƒe nukunuwo katã ŋu-
ti! 10 Mitsɔ eƒe ŋkɔ kɔkɔe la ƒo
adegbee, amesiwo dia Yehowa la
ƒe dzi nekpɔ dzidzɔ! 11 Mibia Ye-
howa kple eƒe ŋusẽ ta se, eye midi
eƒe ŋku me ɖaa! 12 Miɖo ŋu eƒe nu-
kunuwo, dzesiwo kple ʋɔnuɖodrɔ̃,
si tso eƒe nu me, 13 mi eƒe dɔla
Israel ƒe dzidzimeviwo, Yakob-vi-
wo kple mi eƒe ame tiatiawo! 14
Eya, Yehowa, enye mía Mawu;
eyae drɔ̃e ʋɔnu xexeame katã.
15 Miɖo ŋu eƒe nubabla, nya, si
wògblɔ hena dzidzime akpewo la
tegbee; 16 nusi wòbla kple Abra-
ham kple atam, si wòka na Isak,
17 etsɔe wɔ ɖoɖo na Yakob, eye
wòtsɔe wɔ nubabla na Israel te-
gbee 18 hegblɔ bena: Wòe matsɔ
Kanaan-nyigba ana wòanye miaƒe
domenyinu, si wodzidze; 19 afisi
miele ʋee le, eye miaƒe xexlẽme
mede naneke nu o, kple afisi mie-
nye amedzroe le. 20 Eye esi wo-
tsa tso dukɔ gbɔ yi dukɔ gbɔ, tso
fiaɖuƒe gbɔ yi dukɔ bubu gbɔ la,
21 mena amea ɖeke te wò ɖe anyi
o, eye woawo ta [e]wòhe to na fia-
wo ɖo. 22 Migaka asi nye ame-
siaminawo ŋu o, eye migawɔ vɔ̃a
ɖeke nye nyagblɔɖilawo o!
23 [f]Anyigbawo katã, midzi ha
na Yehowa; miɖe gbe ƒã eƒe xɔxɔ
la gbawotsyogbe! 24 Miƒo nu le
eƒe ŋutikɔkɔe ŋu le dukɔwo do-
me kple eƒe nukunuwo ŋu le anyi-
gbadzitɔwo katã dome. 25 Elabena
Yehowa lolo, edze kafukafu ŋutɔ,
eye vɔvɔ̃ le eŋu wu mawuwo katã.
26 Elabena dukɔwo ƒe mawuwo
katã nye legbawo, ke Yehowa wɔ
dziƒo. 27 Keklẽ kple atsyɔ̃ɖoɖo
le egbɔ, eye ŋusẽ kple dzidzɔ le
enɔƒe. 28 Mi dukɔwo ƒomeawo,
[g]mitsɔ bubu kple ŋusẽ na Yehowa,
Yehowa ye miatsɔe na! 29 Miɖe

bubu Yehowa ƒe ŋkɔ ŋu, mitsɔ
nunanawo va eŋku mee, eye mi-
ɖo atsyɔ̃ kɔkɔe ade ta agu na
Yehowa! 30 Anyigba blibo la ƒo
kpakpakpa le eŋku me; ena anyi-
gba li ɖi sesĩe, be megaʋãa o. 31
Dziƒo nekpɔ dzidzɔ, anyigba ne-
tso aseye, eye woagblɔ le dukɔwo
dome be: Yehowa ye nye fia! 32
Atsiaƒu kple eme nuwo neɖe gbe,
eye agble kple eme nuwo katã ne-
kpɔ dzidzɔ. 33 Ekema avemetiwo
atso aseye le Yehowa ŋku me, ela-
bena egbɔna ʋɔnu ɖrɔ̃ ge anyigba!
34 [a]Mida akpe na Yehowa, ela-
bena eƒe dɔme nyo, eye eƒe ame-
nuveve li tegbee! 35 Eye migblɔ
be: Wò Mawu, míaƒe xɔla, xɔ na
mí, ƒo mía nu ƒu, eye ɖe mí tso
dukɔwo si me, ne míaɖa akpe na
wò ŋkɔ kɔkɔe la, eye míatsɔ wò
kafukafu aƒo adegbee! 36 Woaka-
fu Yehowa, Israel ƒe Mawu la, tso
mavɔ me yi mavɔ me! Tete du-
kɔ blibo la gblɔ be: Nenɔ alea!
Eye wokafu Yehowa.[b]
37 Eye wòɖe Asaf kple nɔviawo
ɖo afima le Yehowa ƒe nubablaɖa-
ka la ŋgɔ, ne woasubɔ gbesiagbe
le aɖaka la ŋgɔ ɖe ŋkeke sia ŋkeke
ƒe ɖoɖo nu; 38 eɖo Obed-Edom,
Yedutun vi, kple Xosa kpakple wo
nɔvi blaade vɔ enyi wonye agbo-
nudzɔlawo; 39 eye wòɖo nunɔla
Zadok kple nɔvia, siwo nye nunɔ-
lawo la, Yehowa ƒe nɔƒe la ŋgɔ le
[d]vɔsaƒe le Gibeon, 40 ne woasa nu-
mevɔ na Yehowa le numevɔsamle-
kpui la dzi ɖaa, [e]ŋdi kple fiẽ, abe
alesi woŋlɔ ɖe Yehowa ƒe se la
me na Israel ene; 41 eye Heman
kple Yedutun kpakple ame tiatia
susɔeawo, siwo ŋkɔ woŋlɔ la, kpe
ɖe wo ŋu, ne woadzi: „Mida akpe
na Yehowa, elabena eƒe amenu-
veve li tegbee!" 42 Wotsɔ kpẽwo,
gakogoewo kple Mawu ƒe hadzi-
nuawo na wo hena kpẽkulawo.
Eye Yedutun viwo nye agbonu-
dzɔlawo. 43 Esi dukɔ blibo la do-
me amesiame yi eƒe xɔnu la, Da-
wid trɔ, be yeaɖado gbe na eƒe-
metɔwo.

[a] kp. 34-36 kpɔ Ps. 106, 1. 47. 48.
[b] Ps. 41, 14.
[d] 21, 29.
[e] Mo. II. 29, 38. 39.
[f] 22, 10; 28, 6.

**Dawid di bena, yeatu gbedoxɔ, eye Mawu ɖo fiaɖuƒe mavɔ na eƒe ƒome.**

17. [g]Esime Dawid le eƒe fiasã me
la, Dawid gblɔ na nyagblɔ-
ɖila Natan bena: Kpɔ ɖa, nye la
mele sedertixɔ me, ke Yehowa ƒe
nubablaɖaka ya le kuntruwo te.
2 Tete Natan gblɔ na Dawid bena:
Nusianu, si le dzi me na wò la,
wɔe, elabena Mawu li kpli wò. 3
Ke eva me le zã me be, Mawu ƒe
gbe va Natan gbɔ bena: 4 Yi, na-
gblɔ na nye dɔla Dawid be: Ale
Yehowa gblɔ esi: Menye wòe atu
xɔ nam manɔ me o; 5 elabena tso
gbesigbe mekplɔ Israel la, nye-
menɔ xɔa ɖeke me vaseɖe egbe
o, ke boŋ metsa tso agbadɔ me
yi agbadɔ me, eye tso nɔƒe yi nɔ-
ƒe. 6 Afisiafi, si menɔ Israel blibo
la dome to la, ɖe megblɔ na Is-
rael ƒe ʋɔnudrɔ̃la, siwo meɖo, be
woanyi nye dukɔ la dometɔa ɖe
kpɔ be, nukaŋuti mietu sedertixɔa
ɖeke nam oa? 7 Eyata ale nagblɔ
na nye dɔla Dawid enye si: Ale
Yehowa Zebaot gblɔ esi: Mekplɔ
wò tso alẽwo yome le lãnyiƒe, be
naɖu amegã ɖe nye dukɔ Israel
dzi. 8 Menɔ anyi kpli wò le afi-
siafi, si nèyi, eye metsrɔ̃ wò futɔ-
wo katã ɖa le ŋgɔwò; eye meɖe
ŋkɔ ŋuwò abe amegã, siwo le
anyigba dzi la ƒe ŋkɔwo ene. 9
Mana nɔƒe nye dukɔ Israel, eye
mana wòaɖo zunu anyi, be wòanɔ
enɔƒe, eye magatsi dzi azɔ o, eye
ame vɔ̃ɖiwo magatsrɔ̃ wo abe tsã
ene o, 10 eye abe le ɣeyiɣi, si me
meɖo ʋɔnudrɔ̃lawo ɖe nye dukɔ
Israel dzi la ene o. Mabɔbɔ wò
futɔwo katã ɖe anyi, eye mele
gbe ƒã ɖem na wò be, Yehowa
atso aƒe na wò. 11 Ne wò ŋke-
kewo ɖe, nèyi fofowòwo gbɔ la,
ekema maɖo wò dzidzimevi, si tso
viwòwo dome la, yowòme, eye mali
ke eƒe fiaɖuƒe. 12 Eya ava tu xɔ
nam, eye mali ke eƒe fiazikpui te-
gbee.[f] 13 Manye fofoa, eye eya
anye vinye, eye nyemana nye ame-
nuveve nadzo le egbɔ, abe alesi
mena wòdzo le ŋgɔwònɔla gbɔ
ene o; 14 ke boŋ matsɔe aɖo nye
aƒe kple nye fiaɖuƒe me tegbee,
eye eƒe fiazikpui ali ke tegbee.

**Dawid do gbe ɖa.**

15 Eye Natan ƒo nu kple Dawid
le nya siawo katã kple ŋutega
blibo la nu pɛpɛpɛ. 16 Tete fia
Dawid va bɔbɔ nɔ Yehowa ŋku
me, eye wògblɔ bena: Yehowa
Mawu, [h]ameka menye, eye nuka
nye aƒenye be, nèkplɔm vaseɖe

[g] kpɔ Sam. II. 7, 1—16.
[h] Mo. I. 32, 11.

fifi! 17 Oo Mawu, esia nye nu tsɛ
le ŋkuwò me, hafi nègado nusi ava
gbaɖegbe la ŋugbe ɖe wò dɔla
ƒe aƒe ŋu, eye nèkpɔm, abe alesi
amegbetɔ kpɔa nui enea? Yeho-
wa Mawu, wò, amesi kɔm ɖe dzi!
18 Nya ka Dawid agagblɔ na wò
akpe ɖe wò dɔla ƒe bubu la ŋu,
elabena ènya wò dɔla. 19 Yeho-
wa, le wò dɔla kple wò tamebubu
la ta nèwɔ nu gã siawo katã, be
naɖe wò nutsuwɔwɔwo katã afia.
20 Yehowa, le nusiwo katã míese
kple míaƒe towo nu la, amea ɖe-
ke mede nuwò o, eye mawua ɖe-
ke meli kpe ɖe ŋuwò o. 21 Dukɔ
ka de wò dukɔ Israel nu, anyigba
dzi dukɔ, si ɖeɖe ko mawua ɖe
yi, be yeaɖee awɔ dukɔ na eɖo-
kui, ne yeawɔ nu gã dziŋɔwo
ahade ŋkɔ eɖokui ŋu, abe alesi
nènyã dukɔwo le wò dukɔ, si nè-
ɖe tso Egipte la ŋgɔ ene? 22 Etsɔ
wò dukɔ Israel wɔ dukɔe na ɖo-
kuiwò tegbee, eye wò, Yehowa, nè-
zu woƒe Mawu! 23 Eyata Yeho-
wa, nɔ nya, si nègblɔ ɖe wò dɔla
kple eƒe aƒe ŋu la dzi tegbee, eye
nawɔ, abe alesi nègblɔ ene! 24
Woaɖo ŋu ɖe wò ŋkɔ ŋu, eye wòa-
de du woahagblɔ be: Yehowa
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, enye
Mawu na Israel, eye wò dɔla Da-
wid ƒe aƒe li ke le ŋkuwò me!
25 Elabena wò, nye Mawue, gblɔe
ɖe wò dɔla ƒe to me be, yele xɔ
tu ge nɛ; eyata dzi ɖo wò dɔla
ƒo wòle gbe sia dom ɖa le ŋkuwò
me. 26 Azɔ Yehowa, wòe nye Ma-
wu, eye nègblɔ nya nyui sia na
wò dɔla; 27 eyata lɔ̃, ne nayra
wò dɔla ƒe aƒe, ne wòanɔ ŋkuwò
me tegbee, elabena ne wò Yehowa
nèyra la, yayra la nɔa anyi tegbee!

**Dawid xɔ sika, klosalo kple ga le aʋawɔwɔ me, eye wòtsɔe hena gbedoxɔ tutu. Dawid ƒe dɔwɔlawo kple nunɔlawo.**

18. [d]Eye wòva me le nusiawo
megbe be, Dawid si Filisti-
tɔwo, eye wòbɔbɔ wo ɖe anyi, eye
wòxɔ Gat kple eŋu duwo le Fili-
stitɔwo si. 2 Esi Moabitɔwo, ale
be Moabitɔwo zu Dawid teviwo,
eye wodzɔ nu nɛ. 3 Dawid si Zoba-
fia Hadadezer le Xamat, esime wò-
va, be yeaɖo eƒe fiaɖuƒe anyi ɖe
Frat-tɔsisi la nu. 4 Eye Dawid
xɔ eƒe tasiaɖam akpe ɖeka, eye
wòlé sɔdola akpe adre kple afɔ-
zɔla akpe blave; eye Dawid tu ata
na sɔ, siwo katã wotsi ɖe tasia-
ɖam ŋu, negbe sɔ alafa ɖeka ko
wòna wokpɔtɔ ɖi. 5 Esi Aramtɔwo
tso Damasko, be yewoaxɔ na Zoba-
fia Hadadezer la, Dawid wu ame
akpe blave vɔ eve le Aramtɔwo
dome. 6 Eye Dawid ɖe amewo ɖo
Aramtɔwo ƒe Damasko, eye Aram-
tɔwo zu Dawid teviwo hedzɔ nu
nɛ. Ale Yehowa kpe ɖe Dawid
ŋu le afisiafi, si wòyi. 7 Dawid
xɔ sikakpoxɔnu, siwo le Hadade-
zer ŋu mewo si hetsɔ va Yerusa-
lem. 8 Eye Dawid xɔ akɔbli geɖe
ŋutɔ tso Tibxat kple Kun, siwo
nye Hadadezer ƒe duwo me; woa-
woe Salomo tsɔ wɔ [a]akɔbligazɔ
la, sɔtiawo kple akɔblinuawoe.
9 Esi Xamat-fia Tou se be, Da-
wid si Zoba-fia Hadadezer ƒe aʋa-
kɔ bliboa la, 10 etsɔ sika kple klo-
salo kpakple akɔblinu vovovowo
de via Hadoram si ɖo ɖe fia Da-
wid, ne yeado gbe nɛ, eye yeadi
dzɔgbenyuie nɛ, le esi wòwɔ aʋa
kple Hadadezer, eye wòsii ta; ela-
bena Tou kple Hadadezer wole ke
me. 11 Eye fia Dawid kɔ woawo
hã ŋu na Yehowa hekpe ɖe klo-
salo kple sika, siwo wòxɔ le du-
kɔwo katã si la ŋuti; exɔ wo le
Edomtɔwo, Moabitɔwo, Amon-vi-
wo, Filistitɔwo kple Amalekitɔwo
si. 12 Abisai, Zeruya vi, wu Edom-
tɔ ame akpe wuienyi le dzeʋe la
me, 13 eye wòɖe amewo ɖo Edom.
Ale Edomtɔwo katã zu Dawid te-
viwo, eye Yehowa kpe ɖe Dawid
ŋu afisiafi, si wòyi.
14 Ale Dawid ɖu fia ɖe Israel
blibo la dzi, eye ʋɔnudɔdrɔ̃ kple
afiatsotso le esi na eƒe dukɔ bli-
bo la. 15 Yoab, Zeruya vi, le aʋa-
kɔ la nu, eye Yosafat, Axilud vi,
nye fia ƒe tsiami; 16 Zadok, Axi-
tub vi, kple [b]Abimelex, Abyatar
vi, wonye nunɔlawo, eye Sawsa
enye agbalẽŋlɔla; 17 Benaya, Ye-
hoyada vi, le Kretitɔwo kple Ple-
titɔwo nu, eye Dawid viŋutsuwo
nye ame gbãtɔwo le fia ŋu.

**Dawid bia hlɔ̃ Amonitɔwo, le esi wodo vlo eƒe ame dɔdɔwo ta.**

19. [e]Eye wòva me le nusiawo
megbe be, Amon-viwo ƒe fia
Naxas ku, eye via zu fia ɖe eteƒe.
2 Tete Dawid gblɔ bena: Mawɔ

a Fia. I. 7, 23. 11.
b 24, 6.
d Sam. II. 8.
e Sam. II. 10.

dɔmenyo na Naxas vi Xanun, elabe-
na fofoa ve nunye. Eye Dawid dɔ
amewo, be woaɖafa akɔ nɛ le fo-
foa ta. Ke esi Dawid ƒe dɔlawo
va Xanun gbɔ le Amon-viwo ƒe
anyigba dzi, be woafa akɔ nɛ la,
3 Amon-viwo ƒe amegãwo gblɔ na
Xanun bena: Ɖe Dawid dɔ akɔfa-
lawo ɖa, be woade bubu fofowò
ŋu na wò loo? Ke boŋ ɖe eƒe dɔ-
lawo va, be woadzro anyigba la
me, woatsa ŋku le edzi, ne woa-
gblẽe. 4 Tete Xanun na wolé Da-
wid ƒe dɔlawo, wolũ ge na wo,
eye wolã wofe awu ɖe domedo-
mee ɖe agɔnu, eye wodo mɔ wo.
5 Ke esi wova gblɔ ŋutsuawo ŋu
nya na Dawid la, edɔ ame woɖa-
kpe wo, elabena wodo ŋukpe ŋu-
tsuawo ŋutɔ, eye fia la gblɔ be:
Mitsi Yerixo, vaseɖe esime miaƒe
ge nato, hafi miagbɔ!

6 Esi Amon-viwo kpɔ be, yewo-
zu Dawid ƒe ketɔwo la, Xanun kple
Amon-viwo ɖo klosalo talento akpe
ɖeka ɖa, ne woaɖatsɔ aʋatasia-
ɖamwo kple sɔdolawo tso Meso-
potamia, Aram-Maaxa kple Zoba.
7 Eye wotsɔ aʋa Maaxa-fia kple
eƒe dukɔ hekpe ɖe tasiaɖam akpe
blaetɔ̃ vɔ eve ŋu, eye wova ƒu
asaɖa anyi ɖe Medeba ŋgɔ. Eye
Amon-viwo tso woƒe duwo me va
kpe ta, be woawɔ aʋa. 8 Esi Da-
wid see la, edɔ Yoab kple kalẽ-
tɔwo ƒe aʋakɔ blibo la ɖa. 9 Tete
Amon-viwo ho va dze aʋa ɖe du
la ƒe agbo nu, eye fia, siwo va la,
le aʋagbe dzi wo tɔ wo tɔe. 10 Ke
esi Yoab kpɔ be, wodze aʋa ɖe
ye ŋu le ŋgɔ kple megbe la, eɖe
amewo le Israel ƒe ame tiatiawo
katã dome, eye wòdze aʋa ɖe Aram-
tɔwo ŋu. 11 Eye wòtsɔ aʋakɔ la
ƒe susɔea de así na nɔvia Abisai,
ne woawo nadze aʋa ɖe Amon-
viwo ŋu. 12 Eye wògblɔ bena:
Ne Aramtɔwo sesẽ wum la, eke-
ma nava xɔ nam, eye ne Amon-
viwo sesẽ wu wò la, ekema mava
xɔ na wò! 13 Lé dzi ɖe ƒo, eye
na míasẽ ŋu na míaƒe dukɔ kple
mía Mawu ƒe du la, eye [e]Yehowa
awɔ nusi dze eya ŋutɔ ŋu. 14 Ke
esi Yoab kple aʋakɔ, si le eŋu la,
yi ɖatɔ Aramtɔwo la, wosi le wo
nu; 15 eye esi Amon-viwo kpɔ be,
Aramtɔwo si la, woawo hã si le
nɔvia Abisai nu yi ɖage ɖe dua
me. Ke Yoab trɔ gbɔ va Yeru-
salem.

16 Esi Aramtɔwo kpɔ be, Israel
si yewo la, wodɔ ame woɖakplɔ
Aramtɔ, siwo le tɔsisi la ƒe go
keme dzi la vɛ, eye Hadadezer ƒe
aʋafia Sofax enye wo kplɔla. 17
Eye wova gblɔe na Dawid, tete
wòƒo Israel blibo la nu ƒu, eye
woho tso Yordan hedze aʋa ɖe
wo ŋu. Esi Dawid dze aʋa ɖe
Aramtɔwo ŋu la, wowɔ aʋa kplii.
18 Ke Aramtɔwo si le Israel nu, eye
Dawid wu tasiaɖam ŋu sɔ akpe
adre kple afɔzɔla akpe blane le
Aramtɔwo dome, eye wòwu aʋafia
Sofax hã. 19 Esi Hadadezer ƒe dɔ-
lawo kpɔ be, Israel si yewo la, wo-
wɔ ŋutifafa kple Dawid, trɔ zu ete-
viwo, eye Aramtɔwo gbe be, yewo-
magakpe ɖe Amon-viwo ŋu azɔ o.

Yoab xɔ Amonitɔwo ƒe du Raba.

20. [a]Esi ƒe trɔ, eye fiawo ƒe
aʋahoɣi ɖo edzi la, Yoab
kplɔ aʋakɔ la, eye wòɖagblẽ Amon-
viwo ƒe anyigba, eye wòva ɖe to
ɖe Raba; ke Dawid tsi Yerusalem.
Eye Yoab si Raba, eye wògbãe.
2 Tete Dawid xɔ woƒe fia ƒe kuku
le eta, eƒe kpekpeme le sika ta-
lento ɖeka, eye kpe xɔasia ɖe le
eŋu, eye Dawid tsɔe ɖɔ, eye wòhe
aboyonu tso dua me gbɔe kpaŋ-
kpaŋ. 3 Ekplɔ dukɔ, si le eme
la, ɖaɖo laxalaxadɔwo, lufotasia-
ɖamdɔwo kple fíadɔwo nu. Alea
Dawid wɔ Amon-viwo ƒe duwo
katãe, eye Dawid kple aʋakɔ bli-
bo la gbugbɔ va Yerusalem.

Woɖu Filistitɔwo dzi zi etɔ̃.

4 [b]Eye wogawɔ aʋa kple Fili-
stitɔwo le Gezer. Yemaɣi Xusa-
titɔ [d]Sibexai wu Sipai, amesi tso
ame dzɔtsuwo ƒe dzidzimeviwo
dome, eye wobɔbɔ wo ɖe anyi.
5 Emegbe wogawɔ aʋa kple Fi-
listitɔwo, eye Elxanan, Yair-vi, wu
Goliat nɔvi Lami tso Gat, amesi
ƒe akplɔti le abe abaladoti ene.
6 Eye wogawɔ aʋa le Gat. Ame
dzɔtsua ɖe to asi ade kple afɔ
ade, wo katã le blave vɔ ene;
eya hã tso ame dzɔtsuwo ƒe ƒome
me. 7 Eye [f]wòɖu fewu le Israel
ŋu, tete Dawid nɔvi, Simea vi Yo-
natan, wui. 8 Amesiawo tso ame
dzɔtsuwo ƒe ƒome le Gat, eye wo-
tsi Dawid kple eƒe dɔlawo si me.

[a] kp. 1–8 kpɔ Sam. II. 11, 1; 12, 26–31.
[b] kp. 4–8 kpɔ Sam. II. 21, 18 v. 22.
[d] 27, 11.
[e] Sam. I. 3, 18.
[f] Sam. I. 17, 10.

**Dawid xlẽ dukɔ la, eye wohe to nɛ kple dɔvɔ̃.**

**21.** [a]Eye Satana tsi tre ḍe Israel a Sam. II. 24, 1 v. 15.
ŋu, eye wòble Dawid, be woa-
xlẽ Israel. 2 Tete Dawid gblɔ na
Yoab kple aʋakɔ la ƒe tatɔwo be-
na: Miyi ḍaxlẽ Israel tso Beer-
Seba vaseḍe Dan vɛ nam, ne ma-
nya woƒe xexlẽme. 3 Yoab ḍo ŋu
bena: Nye aƒetɔ fia, ne Yehowa
na eƒe dukɔ la dzi ḍe dzi zi alafa
wu alesi wòle hã la, ḍe menye nye
aƒetɔ ƒe dɔlawo ko wo katã wo-
nye oa? Nukaŋuti nye aƒetɔ le
nusia tɔgbe dim, eye [b]nukaŋuti b Mo. II. 30, 12.
wòatrɔ zu fɔḍiḍi na Israel? 4 Ke
esi fia la tsi eƒe nya la dzi na Yoab
la, Yoab yi ḍatsa le Israel blibo
la, eye wògbɔ va Yerusalem. 5
Eye Yoab tsɔ dukɔ la ƒe amesi-
wo wotia xlẽ la ƒe xexlẽme vɛ na
fia la: Amesiwo ate ŋu adi yi le
Israel blibo la me la, wole ame
akpe alafa wuiḍekɛ teƒe akpe, eye
amesiwo ate ŋu adi yi le Yuda la,
wole ame akpe alafa ene kple
blaadre. 6 Gake metia Lewi kple
Benyamin xlẽ ḍe wo dome o, ela-
bena fia ƒe nya la nyɔ ŋu na Yoab.
7 Ke nusia [d]medze Mawu ŋu o, d 27, 24.
eye wòwu Israel. 8 Tete Dawid
gblɔ na Mawu bena: Mewɔ nuvɔ̃,
be mewɔ nusia, eyata tsɔ wò dɔla
ƒe vodada kee, elabena mewɔ lã-
nu ŋutɔ.

9 Eye Yehowa gblɔ na Dawid
ƒe nukpɔla Gad bena: 10 Yi ḍa-
gblɔ na Dawid be: Ale Yehowa
gblɔ esi: Nu etɔ̃ metsɔ le ŋkuwò
me ḍom, tia wo dometɔ ḍeka, ne c Mo. IV. 25, 8.
mawɔ wò. 11 Tete Gad va Dawid
gbɔ gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ wo dome, natsɔ:
12 dɔwuame ƒe etɔ̃ loo, alo nasi le
wò ketɔwo nu dzinu etɔ̃, eye wò
futɔwo ƒe yi naḍe wò ḍe nu loo,
alo Yehowa ƒe yi kple dɔvɔ̃ nanɔ
anyigba dzi ŋkeke etɔ̃, eye Yeho-
wa ƒe dɔla nawu ame le Israel-
nyigba blibo la dzia? Azɔ bu eŋu,
alesi maḍaḍo eŋu na amesi dɔm
ḍa! 13 Dawid gblɔ na Gad bena:
Mexaxa ŋutɔ! Na madze Yehowa
si me, elabena eƒe amenuveve sɔ
gbɔ ŋutɔ; ke nyemele amegbetɔ-
wo si me dze ge o! 14 Tete Ye- f Fia. I. 18, 24.
howa na dɔvɔ̃ va Israel, eye ame
akpe blaadre ku le Israel.

**Dawid mẽ nu le Ornan ƒe lufofe.**

15 Eye Mawu dɔ dɔlaa ḍe do
ḍe Yerusalem, be wòaḍagblẽe. Ke
esi wòde asi nugbegblẽ me la, Ye-
howa kpɔe, eye vɔ̃ la vee, eye
wògblɔ na dɔla, si le nu gblẽm
la bena: Esɔ gbɔ azɔ, ḍiḍi wò asi
ḍe anyi! Yehowa ƒe dɔla la tsi tre
ḍe Yebusitɔ Ornan ƒe lugbɔƒe gbɔ.
16 Ke esi Dawid fɔ kɔ dzi, eye
wòkpɔ Yehowa ƒe dɔla la le dziƒo
kple anyigba dome, eye wòdi eƒe
yi do ḍe Yerusalem dzi la, Dawid
kple ame tsitsiwo ta akpanya, eye
wode ta agu. 17 Tete Dawid gblɔ
na Mawu bena: Alo menye nyee
de se be, woaxlẽ dukɔ la oa, eye
menye nyee da vo hewɔ nuvɔ̃ gã
sia oa? Ke alẽ siawo la, nuka wo-
wɔ? Yehowa, nye Mawu, wò asi
neva mía kple fofonye ƒe aƒe dzi,
ke megava dukɔ sia dzi, ne wòa-
wu wo o!

18 Eye Yehowa ƒe dɔla gblɔ na
Gad be, wòaḍagblɔ na Dawid be-
na, neyi ḍaḍi vɔsamlekpui na Ye-
howa ḍe Yebusitɔ Ornan ƒe lu-
gbɔƒe. 19 Tete Dawid yi le Gad
ƒe nya, si wògblɔ le Yehowa ƒe
ŋkɔ dzi la nu. 20 Eye esi Ornan
trɔ kɔ la, ekpɔ dɔla la, esime Or-
nan le lu ƒom, eye eya kple via-
ŋutsu eneawo si ɣla. 21 Esi Da-
wid va Ornan gbɔ, eye Ornan fɔ
kɔ dzi kpɔ Dawid la, edo tso lu-
gbɔƒe la ḍaḍe ta agu ḍe Dawid
ŋku me. 22 Eye Dawid gblɔ na
Ornan bena: Tsɔ lugbɔƒe la nam,
ne maḍi vɔsamlekpui ḍi na Yeho-
wa; tsɔe nam le eƒe asixɔxɔ bli-
bo la nu, ne [e]dɔvɔ̃ la nu natso le
dukɔ la dome. 23 Tete Ornan ḍo
ŋu na Dawid bena: Xɔe, eye nye
aƒetɔ fia newɔ alesi dze eŋu; kpɔ
ḍa, mana nyiwo woasa numevɔe,
lufotasiaḍamwo nanye nake kple
lu woasa nuḍuvɔe; mana wo ka-
tã. 24 Fia Dawid gblɔ na Ornan
bena: Kpao, ke boŋ maƒlee ho de-
die; elabena nyemaxɔ wò nu ana
Yehowa o, eye nyemasa numevɔ
ƒe maxemaxee o. 25 Tete Dawid
da sika sekel alafa ade na Ornan
ḍe teƒe la ta. 26 Eye Dawid ḍi
vɔsamlekpui ḍe afima na Yehowa
hesa numevɔ kple akpedavɔ. Eye
esi wòyɔ Yehowa la, [f]etɔ nɛ, eye
wòna dzo tso dziƒo va numevɔsa-
mlekpui la dzi. 27 Eye Yehowa
de se na dɔla la be, wòatsɔ eƒe
yi ade aku.

28 Esi Dawid kpɔ le ɣemaɣi be,
Yehowa tɔ nɛ le Yebusitɔ Ornan
ƒe lugbɔƒe la, ede asi vɔsasa me
le afima. 29 Ke ɣemaɣi Yehowa
ƒe nɔƒe, si Mose wɔ le gbedzi kple
numevɔsamlekpui la nɔ [a]vɔsaƒe le
Gibeon. 30 Gake Dawid mete ŋu
yi egbɔ, be yeabia gbe Mawu ase
o, elabena Yehowa dɔla ƒe [b]yi la
tso dzika ƒo nɛ.

Dawid dzra gbedoxɔ la teƒe ɖo, eye wòxlɔ̃ nu via Salomo.

22. Eye Dawid gblɔ be: Esia
nye Yehowa Mawu ƒe aƒe,
eye esia nye vɔsamlekpui ɖe Is-
rael ƒe numevɔsa ŋu.[f]
2 Tete Dawid de se be, woaƒo
[g]amedzro, siwo le Israel-nyigba
dzi la nu ƒu, eye wòɖo kpefula-
wo, be woafu kpewo, ne woatsɔ
atu Mawu ƒe xɔ lae. 3 Eye Da-
wid ƒo gayibɔ nu ƒu fũ ɖe agboa-
wo ŋu ʋɔtruwo ƒe gatagbadzɛwo
kple gatagbadzɛ gã gobawo wɔwɔ
ŋuti; akɔbliawo mele dada me o,
4 eye sedertiawo mele xexlẽ me
o, elabena Sidontɔwo kple Tiro-
tɔwo tsɔ sedertiwo vɛ na Dawid
taŋtaŋ. 5 Eye Dawid gblɔ bena:
Vinye Salomo [h]enye ɖekakpui dzaa
ko, eye xɔ, si wole tutu ge na
Yehowa la, ele be, wòalolo ŋutɔ,
ne eƒe ŋkɔ kple bubu nade anyi-
gbawo katã dzi, eyata maƒo nuwo
nu ƒu ɖi nɛ! Ale Dawid ƒo nuwo
nu ƒu taŋtaŋ hafi va ku.
6 Eye wòyɔ via Salomo hede se
nɛ be, wòatu xɔ na Yehowa, Is-
rael ƒe Mawu la. 7 Eye Dawid
gblɔ na Salomo bena: Vinye, [k]me-
ɖo ɖe ta me be, matu xɔ na Ye-
howa, nye Mawu ƒe ŋkɔ, 8 ke Ye-
howa ƒe gbe va gbɔnye be: Ekɔ
ʋu ɖe anyi akpa, eye nèwɔ aʋa
geɖe, eyata mátu xɔ na nye ŋkɔ
o, elabena èkɔ ʋu geɖe ɖe anyi
le ŋkunye me. 9 Kpɔ ɖa, wole
ŋutsuvia ɖe dzi ge na wò, amesi
anye ŋutifafame, eye mana gbɔ-
dzɔe le eƒe futɔwo katã si me godoo,
elabena Salomo anye eƒe ŋkɔ, eye
mana ŋutifafa kple gbɔɖeme Is-
rael le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me. 10 Eya atu xɔ na nye ŋkɔ;
azu vinye, eye nyea mazu fofoa,
eye mana eƒe fiaɖuƒe ƒe fiazikpui
nali ke ɖe Israel dzi tegbee. 11
Eyata vinye, Yehowa anɔ kpli wò,
natu Yehowa, wò Mawu ƒe xɔ la
ade goe dedie, abe alesi wògblɔ
ɖe ŋuwò ene. 12 Yehowa ana gɔ-
mesese kple nunya wò, eye wòa-
ɖo wò Israel nu, ne nalé Yehowa,
wò Mawu ƒe se la me ɖe asi. 13
Ne èlé ɖoɖo kple kɔnu, siwo Ye-
howa ɖo na Mose hena Israel-vi-
wo la me ɖe asi, eye nèwɔ wo
dzi la, ekema àkpɔ dzɔgbenyuie.
Sẽ ŋu, eye nalé dzi ɖe ƒo, megavɔ̃
o, eye dzika megatso ƒowò o![d]
14 Kpɔ ɖa, [e]medze agbagba ƒo si-
ka talento akpe alafa kple klosalo
talento akpe teƒe akpe nu ƒu ɖe
Yehowa ƒe xɔ la ŋu hekpe ɖe akɔ-
bli kple gayibɔ, siwo mele dada
me o la ŋuti, wosɔ gbɔ ŋutɔ; meƒo
atiwo kple kpewo nu ƒu, eye nadi
bubuwo akpe ɖe wo ŋu! 15 Dɔ-
wɔlawo le asiwò kpaŋkpaŋ, kpe-
fulawo, gliɖolawo kple atikpalawo
kpakple aɖaŋuwɔ'a vovovowo. 16
Sika kple klosalo, akɔbli kple ga-
yibɔ mele xexlẽ me o; eyata tso
ɖe dɔ la ŋu, eye Yehowa anɔ kpli
wò!
17 Eye Dawid de se na Israel-
amegãwo katã be, woakpe ɖe via
Salomo ŋu gblɔ bena: 18 Yehowa,
mia Mawu la, li kpli mi tso, eye
[i]wòna gbɔdzɔe mi godoo va kpe,
elabena etsɔ anyigba la de asi
nam, eye anyigbadzitɔwo na ta
le Yehowa kple eƒe dukɔ la ŋku
me. 19 Eyata midi Yehowa, mia
Mawu la, kple miaƒe dzi kpakple
miaƒe luʋɔ, eye mitso, ne miatu
Yehowa Mawu ƒe kɔkɔeƒe la, ne
woatsɔ Yehowa ƒe nubablaɖaka
la kple Mawu ƒe nu kɔkɔeawo
ada ɖe xɔ, si tu ge woala na Ye-
howa ƒe ŋkɔ la me.

Lewitɔwo ƒe xexlẽme, ɖoɖowo kple dɔwɔwɔ.

23. Esi Dawid tsi, eye agbe tii
la, etsɔ via Salomo ɖo fia
ɖe Israel nu.[l]
2 Eye wòƒo Israel-amegãwo ka-
tã, nunɔlawo kple Lewi-viwo nu
ƒu. 3 Eye woxlẽ Lewi-vi, siwo xɔ
ƒe blaetɔ̃ kple edzivɔwo, ŋutsu ɖe-
kaɖekawo ƒe xexlẽme de akpe
blaetɔ̃ vɔ enyi. 4 Amesiawo do-
metɔ akpe blave vɔ ene nanɔ Ye-
howa xɔ la ƒe dɔ nu, eye ame akpe
ade nanye dɔdzikpɔlawo kple ʋɔ-
nudrɔ̃lawo; 5 ame akpe ene na-
nye agbonudzɔlawo, eye ame akpe

[a] 16, 39.
[b] kp. 16.
[d] Fia. I. 3, 2. 4.
[e] 29, 2.
[f] Kron. II. 3, 1.
[g] Kron. II. 2, 16.
[h] 29, 1.
[i] kp. 9; 23, 25.
[k] 17, 1–14; 28, 2–7.
[l] Fia. I. 1, 28–40.

ene natsɔ hadzinu, siwo mewɔ he-
na kafukafuha la, akafu Yehowa.
6 Eye Dawid mā wo haha ḍe
Lewi viwo Gerson, Kehat kple
Merari nu.[b] 7 Gerson viwo nye:
Laedan kple Simei. 8 [d]Laedan vi-
wo nye: Yexiel, amesi nye tatɔ,
Zetam kple Yoel, wole wo ame
etɔ̃. 9 Simei viwo nye: Selomit,
Xaziel kple Haran, wole wo ame
etɔ̃. Woawo nye Laedan ƒe afe-
kɔwo ƒe tatɔwo. 10 Simei viwo
nye: Yaxat, Ziza, Yeus kple Be-
ria; amesiawo nye Simei viwo,
wole wo ame ene. 11 Yaxat enye
tatɔ, eye Ziza enye evelia; ke
Yeus kple Beria medzi vi geḍe
o, eye woxlẽ wo wɔ afekɔ ḍekae.
12 Kehat viwo nye: Amram, Yiz-
har, Xebron kple Uziel, wole wo
ame ene.[e] 13 Aram viwo nye:
Aron kple Mose. [g]Wotia Aron, be
woakɔ eya kple viaŋutsuwo ŋu,
ne woanye ame kɔkɔetɔwo tegbee,
ne woado dzudzɔ le Yehowa ŋku
me, woasubɔe, eye [h]woayra ame
ḍe eƒe ŋkɔ dzi tegbee. 14 Woyɔ
[i]Mawu ƒe ame Mose ƒe viwo ḍe
Lewi ƒe to la me. 15 Mose viwo
nye: Gersom kple Eliezer.[k] 16
Gersom vi nye Sebuel, amesi
nye tatɔ.[l] 17 Eliezer vi nye: Re-
xabya, amesi nye tatɔ; viŋutsu
bubua ḍeke meganɔ Eliezer si o;
ke [p]Rexabya viwo sɔ gbɔ ŋutɔ.
18 Yizhar vi nye: Selomit, amesi
nye tatɔ. 19 Xebron vi nye: Ye-
riya, amesi nye tatɔ, evelia nye
Amarya, etɔ̃lia nye Yaxaziel, eye
enelia nye Yekamam. 20 Uziel vi-
wo nye: Mixa, amesi nye tatɔ, kple
Yisiya, si nye evelia. 21 [s]Merari
viwo nye: Maxli kple Musi. Maxli
viwo nye: Eleazar kple Kis. 22
Eleazar medzi ŋutsuvia ḍeke hafi
ku o, negbe nyɔnuviwo ko, eye
woḍe Kis ƒe ŋutsuviwo, siwo nye
wo nɔviwo. 23 Musi viwo nye:
Maxli, Eder kple Yeremot, wole
wo ame etɔ̃.
24 Amesiawo nye Lewi-viwo le
woƒe afekɔwo nu; woawo nye afe-
kɔwo nu tatɔwo, siwo wotia xlẽ le
ame ḍekaḍekawo ŋkɔwo ƒe xe-
xlẽme nu, amesiwo xɔ ƒe blave
kple edzivɔwo, ne woawɔ Yehowa
ƒe afe la ŋu dɔwo. 25 Elabena Da-
wid gblɔ be: Esi Yehowa, Israel
ƒe Mawu la, na gbɔdzɔe eƒe du-

a Yoel 4, 21.
b 6, 1. 2.
d 26, 21.
e 5, 28. 29.
f Ps. 92, 3.
g 6, 34; Heb. 5, 4.
h Mo. V. 10, 8.
i Mo. V. 33, 1.
k Mo. II. 18, 3. 4.
l 26, 24.
n 23, 6.
o 5, 29.
p 24, 21–30.
r Mo. III. 10, 1. 2. 12.
s 6, 4.
t Kron. II. 8, 14.
u 18, 16.

kɔ, eye wòle [a]Yerusalem nɔ ge
tegbee la, 26 eyata Lewi-viwo hā
megale nɔƒe la kple eƒe nuwo ka-
tā tsɔ ge azɔ o; – 27 elabena le
Dawid ƒe ḍoḍo mlɔetɔ nu woxlẽ
Lewi-viwo ƒe amesiwo xɔ ƒe blave
kple edzivɔwo – 28 ke boŋ wo
nɔƒe nanɔ Aron viwo xa, ne woa-
wɔ Yehowa ƒe afe la ŋu dɔwo, woa-
kpɔ xɔxɔnuawo kple xɔawo dzi,
woaklɔ nu kɔkɔeawo katā, eye
woawɔ Mawu ƒe afe la ŋu dɔwo;
29 woakpɔ ŋkumeḍobolo la, wɔ
memee hena nuḍuvɔsa, tatali ma-
ʋamaʋãwo, nusiwo wotɔna le nu-
tɔgba me, nu bakabakawo kple
nudotree kpakple dzidzenuawo
dzi; 30 eye ele na wo be, woatsi
tre ḍi ŋdi sia ŋdi, ne woada akpe
na Yehowa, eye woakafui; alea
woawɔ le fiẽ hã.[f] 31 Woava ta sɔ-
sɔe, ne wole numevɔwo katā sa
ge le dzudzɔgbe, dzinu yeye kple
ŋkekenyuiewo dzi le woƒe ḍoḍo
la nu le Yehowa ŋku me tegbee;
32 ne woawɔ Mawu ƒe agbadɔ la
ŋu dɔwo, kɔkɔeƒe la ŋu dɔwo
kple wo nɔvi Aron viwo ƒe dɔ-
wo, eye woasubɔ le Yehowa ƒe
afe la me.

Nunɔlaḍoḍo blave vɔ eneawo nu tatɔwo.

24. Aron viwo ƒe [n]hawo nye esi:
[o]Aron viwo nye: Nadab, Abi-
hu, Eleazar kple Itamar. 2 Ke Na-
dab kple Abihu wotre kuku na
wo fofo, eye viŋutsua ḍeke menɔ
wo si o, eyata Eleazar kple Ita-
mar wozu nunɔlawo.[r] 3 Eye Da-
wid kple Zadok, amesi tso Eleazar
viwo dome, kpakple Aximelex tso
Itamar viwo dome[t] mā wo ḍe wo-
ƒe dɔ me haha. 4 Ke esi Eleazar
viwo ƒe tatɔwo sɔ gbɔ wu Itamar
viwo tɔ la, womā wo, ale be Elea-
zar viwo ƒe afekɔwo ƒe tatɔwo le
ame wuiade, eye Itamar viwo ƒe
afekɔwo tɔ le wo ame enyi. 5 Edzi-
dze nu hafi mā woa kple eve la,
elabena woawoe nye kɔkɔeƒe la
nu amegãwo kple Mawu ƒe ame-
gãwo tso Eleazar viwo kple Ita-
mar viwo dome. 6 Eye agbalẽ-
ŋlɔla Semaya, Netaneel vi tso Le-
wi-viwo dome, ŋlɔ wo ḍi le fia la
kple amegãwo, nunɔla Zadok kple
[u]Aximelex, Abyatar vi, kpakple
nunɔlawo kple Lewi-viwo ƒe afe-
kɔwo ƒe tatɔwo ŋku me; ne wo-

dzidze nu ɖe Eleazar ƒe afekɔ
ɖeka dzi la, ekema wodzidzea nu
ɖe Itamar tɔ ɖeka dzi. a 15, 19.
7 Dzidze gbãtɔ dze Yoyarib dzi,
evelia dze Yedaya dzi, 8 etɔ̃lia dze
Xarim dzi, enelia dze Seorim dzi,
9 atɔ̃lia dze Milkiya dzi, adelia dze
Miyamin dzi, 10 adrelia dze Hakoz
dzi, enyilia dze [b]Abiya dzi, 11 asie- b Lu. 1, 5.
kelia dze Yesua dzi, ewolia dze
Sexanya dzi, 12 wuiɖekɛlia dze
Elyasib dzi, wuievelia dze Yakim
dzi, 13 wuietɔ̃lia dze Xupa dzi,
wuienelia dze Yesebab dzi, 14
wuiatɔ̃lia dze Bilga dzi, wuiadelia
dze Imer dzi, 15 wuiadrelia dze
Xezir dzi, wuienyilia dze Hapizez
dzi, 16 wuiasiekelia dze Petaxya
dzi, blavelia dze Yexezkel dzi, 17
blave vɔ ɖekɛlia dze Yaxin dzi,
blave vɔ evelia dze Gamul dzi, 18
blave vɔ etɔ̃lia dze Delaya dzi, eye
blave vɔ enelia dze Maazya dzi.
19 Esia nye woƒe ɖoɖomewo hena d 21, 9; Kron. II. 35, 15.
woƒe dɔwɔwɔ, ne woayi Yehowa
ƒe aƒe la me le ɖoɖo, si wo fofo Aron
ɖo na wo la nu, abe alesi Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, de se nɛ ene.

Lewitɔwo ƒe tatɔwo.

20 Lewi-vi susɔeawo nye esi:
Subael tso Amram viwo dome, Yex-
deya tso Subael viwo dome, 21 Yi-
siya enye tatɔ le Rexabya viwo
dome,[c] 22 Selomot tso Yizhar viwo c 23, 17–23; 26, 25.
dome, Yaxat tso Selomot viwo do-
me. 23 Xebron viwo nye: Yeriya,
amesi nye tatɔ, evelia nye Amar-
ya, etɔ̃lia nye Yaxaziel, enelia
nye Yekamam. 24 Uziel viwo
nye: Mixa, Samir tso Mixa viwo f 24, 31.
dome. 25 Mixa nɔvi nye Yisiya;
Zaxarya tso Yisiya viwo dome.
26 Merari viwo nye Maxli kple
Musi kpakple via Yaazya viwo.
27 Merari vi, siwo via Yaazya dzi,
wonye: Soham, Zakur kple Ibri.
28 Maxli dzi Eleazar, ke eya me-
dzi ŋutsuvia ɖeke o. 29 Kis tɔwo
nye esi: Kis vi nye: Yeraxmeel.
30 Musi viwo nye: Maxli, Eder
kple Yerimot. Esiawo nye Lewi-
viwo ƒe viwo le woƒe afekɔwo
nu. 31 Eye woawo hã dzidze nu
abe wo nɔvi Aron viwo ke ene,
le fia Dawid, Zadok kple Axime-
lex kpakple nunɔlawo kple Lewi-
viwo ƒe afekɔwo ƒe tatɔwo ŋku
me; [g]afekɔwo ƒe ame tsitsiwo g 25, 8.
kple woƒe tsɛwo siaa.

Ɖoɖo blave vɔ ene na hadzila kɔkɔeawo.

25. Eye Dawid kple aʋakɔ la
ƒe amegãwo tia [a]Asaf viwo,
Heman viwo kple Yedutun viwo,
amesiwo ƒoa kasaŋku, saŋku kple
gakogoe la, hena woƒe subɔsubɔ-
dɔ. Dɔwɔla, siwo asubɔ la ƒe xe-
xlẽme enye si: 2 Asaf viwo nye:
Sakur, Yosef, Netanya kple Asa-
rela. Asaf viwo nɔ Asaf, si ƒoa
saŋku le fia ƒe ɖoɖo nu la gbɔ.
3 Yedutun-hawo nye esi: Yedutun
viwo nye: Gedalya, Zeri, Yesaya,
Xasabya, Matitya kple Simei, wole
wo ame ade; woawo tsɔa kasaŋku
ƒoa akpedaha kple kafukafuha na
Yehowa le wo fofo Yedutun ƒe
kpɔkplɔ te. 4 Heman hawo nye
esi: Heman viwo nye: Bukiya, Ma-
tanya, Uziel, Sebuel, Yerimot, Xa-
nanya, Xanani, Eliata, Gidalti, Ro-
mamti-Eser, Yosbekasa, Maloti,
Hotir kple Maxasiot. 5 Amesiawo
katã nye fia ƒe [d]nukpɔla, Heman
ƒe viwo, ne eƒe dzo nadidi le Ma-
wu ƒe nya nu; elabena Mawu na
ŋutsuvi wuiene kple nyɔnuvi etɔ̃
Heman. 6 Amesiawo katã tsɔa ga-
kogoe, saŋku kple kasaŋku ƒoa
hae le Yehowa ƒe aƒe la me le wo
fofo Asaf, Heman kple Yedutun
ƒe kpɔkplɔ te, abe alesi fia la ɖo
ene. 7 Woxlẽ woawo kple wo
nɔvi, siwo srɔ̃ Yehowa ƒe ha la,
kpe de hafialawo ŋu, wole ame
alafa eve kple blanyi vɔ enyi.
8 Eye wodzidze nu ɖe woƒe dɔ
ƒe ɖoɖome dzi hena ɖeviwo kple
ame tsitsiwo, nufialawo kple nu-
srɔ̃viwo siaa.[f] 9 Dzidze gbãtɔ he-
na Asaf dze Yosef kple nɔviawo
kpakple viawo dzi, wole ame wuie-
ve; evelia dze Gedalya kple nɔ-
viawo kpakple viawo dzi, wole ame
wuieve; 10 etɔ̃lia dze Zakur kple
viawo kpakple nɔviawo dzi, wole
ame wuieve; 11 enelia dze Yizri
kple viawo kpakple nɔviawo dzi,
wole ame wuieve; 12 atɔ̃lia dze
Netanya kple viawo kpakple nɔ-
viawo dzi, wole ame wuieve; 13
adelia dze Bukiya kple viawo kpa-
kple nɔviawo dzi, wole ame wuie-
ve; 14 adrelia dze Yesarela kple
viawo kpakple nɔviawo dzi, wole
ame wuieve; 15 enyilia dze Ye-
saya kple viawo kpakple nɔviawo
dzi, wole ame wuieve; 16 asie-
kelia dze Matanya kple viawo

kpakple nɔviawo dzi, wole ame
wuieve; 17 ewolia dze Simei kple
viawo kpakple nɔviawo dzi, wole
ame wuieve; 18 wuiɖekɛlia dze
Azarel kple viawo kpakple nɔvia-
wo dzi, wole ame wuieve; 19
wuievelia dze Xasabya kple via-
wo kpakple nɔviawo dzi, wole ame
wuieve; 20 wuietɔ̃lia dze Subael
kple viawo kpakple nɔviawo dzi,
wole ame wuieve; 21 wuienelia
dze Matitya kple viawo kpakple
nɔviawo dzi, wole ame wuieve;
22 wuiatɔ̃lia dze Yeremot kple
viawo kpakple nɔviawo dzi, wole
ame wuieve; 23 wuiadelia dze Xa-
nanya kple viawo kpakple nɔvia-
wo dzi, wole ame wuieve; 24 wuia-
drelia dze Yosbekasa kple viawo
kpakple nɔviawo dzi, wole ame
wuieve; 25 wuienyilia dze Xanani
kple viawo kpakple nɔviawo dzi,
wole ame wuieve; 26 wuieasikelia
dze Malɔti kple viawo kpakple
nɔviawo dzi, wole ame wuieve; [a] 25, 8.
27 blavelia dze Eliyata kple via-
wo kpakple nɔviawo dzi, wole ame
wuieve; 28 blave vɔ ɖekɛlia dze
Hotir kple viawo kpakple nɔvia-
wo dzi, wole ame wuieve; 29 bla-
ve vɔ evelia dze Gidalti kple via-
wo kpakple nɔviawo dzi, wole ame
wuieve; 30 blave vɔ etɔ̃lia dze
Maxasiot kple viawo kpakple nɔ-
viawo dzi, wole ame wuieve; 31
blave vɔ enelia dze Romamti-
Eser kple viawo kpakple nɔviawo
dzi, wole ame wuieve.

Agbonudzɔlawo ɖoɖo.

26. [b]Agbonudzɔlawo ƒe hawo [b] Kron.II.8,14; 35, 15.
nye esi: Amesi tso Korax
viwo dome, enye Meselemya, ame-
si nye Kore, si tso Asaf viwo do-
me ƒe vi. 2 Meselemya viwo nye:
Zaxarya, si nye ŋgɔgbea, evelia
nye Yediael, etɔ̃lia nye Zebadya,
enelia nye Yatniel, 3 atɔ̃lia nye
Elam, adelia nye Yoxanan, eye
adrelia nye Elyoenai. 4 Obed-Edom
viwo nye: Semaya, si nye ŋgɔ- [d] 23, 8.
gbea, evelia nye Yozabad, etɔ̃lia
nye Yoax, enelia nye Saxar, atɔ̃-
lia nye Netaneel, 5 adelia nye
Amiel, adrelia nye Isaxar, eye
enyilia nye Peultai; elabena Ma-
wu yrae. 6 Wodzi ŋutsuviwo na
Semaya, amesiwo nye dziɖulawo
le wo fofo ƒe me, elabena wonye
ŋutsu kalẽtɔwo. 7 Semaya viwo
nye: Otni, Rafael, Obed kple El-
zabad, amesi nɔviwo Elihu kple
Semaxya wonye kalẽtɔwo. 8 Ame-
siawo katã tso Obed-Edom viwo
dome; woawo kple wo viwo kpa-
kple wo nɔviwo nye kalẽtɔwo, eye
wokako ɖe dɔ ŋu. Obed-Edom-
hawo le ame blaade vɔ eve. 9
Meselemya viwo kple nɔviawo le
wo ame wuienyi, eye wonye ka-
lẽtɔwo. 10 Xosa, amesi tso Me-
rari viwo dome la ƒe viwo nye:
Simri, amesi nye tatɔ; menye eyae
nye ŋgɔgbea hafi o, gake fofoa
tsɔe ɖo tatɔe, 11 evelia nye Xil-
kiya, etɔ̃lia nye Tebalya, eye ene-
lia nye Zaxarya; Xosa viwo katã
kple nɔviawo le wo ame wuietɔ̃.
12 Agbonudzɔlawo ƒe ha siawo,
siwo nye ŋutsuawo ƒe tatɔwo la ƒe
dɔ enye ŋudzɔdzɔ, ne woasubɔ le
Yehowa ƒe aƒe la me abe wo nɔ-
viwo ke ene. 13 Eye wodzidze
nu le woƒe aƒekɔwo nu, [a]woɖale
sue alo wololo o, hena agbo sia
agbo. 14 Dzidze la dze Selemya
dzi ɖe ɣedzeƒe gome; eye wodzi-
dze nu ɖe via Zaxarya, amesi nye
adaŋudela nyanu la dzi, eye eƒe
dzidze dze anyiehe gome. 15
Obed-Edom tɔ nye dziehe gome,
eye viawo tɔ nye nudzraɖoƒe la.
16 Supim kple Xosa tɔ nye ɣetɔ-
ɖoƒe gome le Salexet-gbo la nu
le mɔ, si lia to la to, dzɔƒe le dzɔ-
ƒe xa. 17 Lewi-vi ade le ɣedzeƒe
gome, wo ame ene le anyiehe gbe-
siagbe, wo ame ene le dziehe gbe-
siagbe, eye wo ame eve le nudzra-
ɖoƒe la nu; 18 esiwo le Parbar le
ɣetoɖoƒe gome, wonye: wo ame
ene le mɔ to, eye wo ame eve le
Parbar. 19 Esia nye agbonudzɔ-
lawo ƒe hawo tso Korax viwo
kple Merari viwo dome.

Kesinɔnuwo dzikpɔlawo ɖoɖo.

20 Eye wotsɔ wo nɔvi Lewi-vi-
wo ɖo Mawu ƒe aƒe la ƒe kesinɔ-
nuwo kple nu kɔkɔeawo nu. 21
[d]Laedan, amesi tso Gerson viwo
dome ƒe viwo, siwo nye Gerson
vi Laedan ƒe aƒekɔwo ƒe tatɔwo,
wonye Yexiel viwo. 22 Yexiel vi-
wo nye: Zetam kple nɔvia Yoel;
woawoe le Yehowa ƒe aƒe la ƒe ke-
sinɔnuwo nu. 23 Amesiwo tso Am-
ram-hawo, Yizhar-hawo, Xebron-
hawo kple Uziel-hawo dome, wo-

nye: 24 [a]Sebuel, amesi nye Mose [a] 23, 16.
vi Gersom ƒe vi, eya le kesinɔ-
nuawo nu. 25 Eye nɔvia [b]Eliezer [b] 23, 17.
viwo nye: Rexabya, eya ƒe vi nye
Yesaya, eya ƒe vi nye Yoram, eya
ƒe vi nye Zixri, eya ƒe vi nye Se-
lomot. 26 Selomot sia kple nɔvia-
wo wotsɔ ḍo kesinɔnu kɔkɔeawo
katã, siwo ŋu fia Dawid kple aƒe-
kɔwo ƒe tatɔwo, ame akpe kple
ame alafawo ƒe amegãwo kpakple
aʋafiawo kɔ la nu; 27 aboyonu,
siwo wokpɔ tso aʋa me la dome,
woḍe wo tsoe hekɔ wo ŋu, ne woa-
tsɔ akpe ḍe Yehowa ƒe aƒe la tutu
ŋui; 28 hekpe ḍe nusiwo katã ŋu
nukpɔla Samuel, Saul, Kis vi, Ab-
ner, Ner vi, kpakple Yoab, Zeru-
ya vi, wokɔ la ŋuti. Ne amesiame
kɔ nane ŋu la, wotsɔnɛ dea asi
na Selomot kple nɔviawo.

ʋɔnudrɔ̃lawo ḍoḍo.

29 Wotsɔ Kenanya, amesi tso
Yizhar viwo dome la, kple viawo
ḍo dɔwɔwɔ nu le Israel, wonye
dɔdzikpɔlawo kple ʋɔnudrɔ̃lawo.
30 Wotsɔ Xebron viwo, siwo nye
Xasabya kple nɔviawo ame akpe
ḍeka kple alafa adre, siwo nye [d] 20, 4.
ame zãzɛwo, ḍo Israel nu le Yor-
dan ƒe go si me le ɣetoḍoƒe go-
me hena Yehowa ƒe dɔwo katã
kple fia la subɔsubɔ. 31 Yeriya
enye tatɔ le Xebron viwo dome.
Le Dawid ƒe fiaḍuḍu ƒe ƒe blane-
lia me la wodo Xebron viwo ƒe
ƒome la kpɔ le woƒe aƒekɔwo nu,
eye wokpɔ ŋutsu kalẽtɔwo le wo
dome le Yaezer le Gilead; 32 nɔ-
viawo nye ame zãzɛwo, eye wole
tatɔ akpe eve kple alafa adre le
aƒekɔawo me. Woawo Dawid tsɔ
ḍo Ruben-viwo, Gad-viwo kple
Manase-viwo ƒe to afã la nu le
Mawu kple fia ƒe nyawo katã gome.

Aʋakɔ la ƒe ḍoḍo wuieveawo dzikpɔlawo.

27. [c]Esiawo nye Israel-viwo le [c] kp. 2–15 kpɔ 11, 11–31.
woƒe xexlẽmewo nu, aƒekɔ-
wo ƒe tatɔwo, ame akpewo kple
ame alafawo ƒe amegãwo kpakple
woƒe dɔdzikpɔlawo, amesiwo subɔ
fia la, ha sia ha le eƒe ḍoḍo nu;
wovana, eye wodzona dzinu sia
dzinu le ƒe la me; ha sia ha le
ame akpe blave vɔ ene.
2 Yasobeam, Zabdiel vi, le ha
gbãtɔ nu le dzinu gbãtɔ me; eƒe
ha la le ame akpe blave vɔ ene.
3 Etso Perez-viwo dome, eye wò-
nye aʋafiawo katã ƒe tatɔ le dzi-
nu gbãtɔ me. 4 Axoxitɔ Dodai le
dzinu evelia ƒe ha nu, eye amegã
Miklot le eƒe ha la me; eƒe ha la
le ame akpe blave vɔ ene. 5 Aʋa-
fia etɔ̃lia, le dzinu etɔ̃lia me, enye
Benaya, nunɔla Yoyada ƒe vi, eya
nye tatɔ, eye eƒe ha la le ame
akpe blave vɔ ene. 6 Benaya sia
enye kalẽtɔ le ame blaetɔ̃awo do-
me, eye wòle ame blaetɔ̃awo nu;
evia Amizabad le eƒe ha la me.
7 Enelia, le dzinu enelia me, enye
Asahel, Yoab nɔvi, eye via Ze-
badya dze eyome; eƒe ha la le
ame akpe blave vɔ ene. 8 Atɔ̃lia,
le dzinu atɔ̃lia me, enye ame-
gã Samhut, amesi nye Yizraxitɔ;
eƒe ha la le ame akpe blave vɔ
ene. 9 Adelia, le dzinu adelia
me, enye Ira, Ikes vi, tso Tekoa;
eƒe ha la le ame akpe blave vɔ
ene. 10 Adrelia, le dzinu adrelia
me, enye Pelonitɔ Xelez tso Ef-
rayim-viwo dome; eƒe ha la le ame
akpe blave vɔ ene. 11 Enyilia, le
dzinu enyilia me, enye Xusatitɔ
[d]Sibexai tso Zarxi viwo dome; eƒe
ha la le ame akpe blave vɔ ene.
12 Asiekelia, le dzinu asiekelia
me, enye Anatotitɔ Abiezer tso
Benyamin-viwo dome; eƒe ha la
le ame akpe blave vɔ ene. 13 Ewo-
lia, le dzinu ewolia me, enye Ne-
tofatitɔ Maharai tso Zarxi viwo
dome; eƒe ha la le ame akpe bla-
ve vɔ ene. 14 Wuiḍekɛlia, le dzinu
wuiḍekɛlia me, enye Piratonitɔ
Benaya tso Efrayim-viwo dome;
eƒe ha la le ame akpe blave vɔ
ene. 15 Wuievelia, le dzinu wuie-
velia me, enye Netofatitɔ Xeldai
tso Otniel viwo dome; eƒe ha la
le ame akpe blave vɔ ene.

ƒomeawo ƒe amegãwo.

16 Amesiwo le Israel-toawo nu,
wonye esi: Eliezer, Zixri vi, enye
Ruben-viwo ƒe amegã; Simeon-
viwo tɔ enye Sefatya, Maaxa vi;
17 Lewi-viwo tɔ enye Xasabya,
Kemuel vi; Aron viwo tɔ enye
Zadok; 18 Yuda-viwo tɔ enye Elihu
tso Dawid nɔviwo dome; Isaxar-
viwo tɔ enye Omri, Mixael vi; 19
Zebulon-viwo tɔ enye Yismaya,
Obadya vi; Naftali-viwo tɔ enye
Yerimot, Azriel vi; 20 Efrayim-
viwo tɔ enye Hosea, Azazya vi;

Manase-to afã la tɔ enye Yoel,
Pedaya vi; 21 Manase-to afã, si
le Gilead la tɔ enye Ido, Zaxarya
vi; Benyamin-viwo tɔ enye Yaa-
siel, Abner vi; 22 Dan-viwo tɔ enye
Azarel, Yeroxam vi. Amesiawo
nye Israel-toawo ƒe amegãwo.
23 Ke Dawid mexlẽ amesiwo xɔ
ƒe blave kple amesiwo mekpɔ xɔ
nenema haɖe o la, ɖe eme o, ela-
bena [b]Yehowa do ŋugbe be, yea-
wɔ Israel wòasɔ gbɔ abe dziƒoɣle-
tiviwo ene. 24 Yoab, Zeruya vi,
de asi wo xexlẽ me, ke mewu enu
o, elabena eyatae [e]dɔmedzoe va
Israel dzi ɖo; eyaŋuti womede
xexlẽme la fia Dawid ŋutinya
me o.

**Dawid ƒe subɔlawo kple dɔwɔlawo.**

25 Azmawet, Adiel vi, le fia la
ƒe kesinɔnuwo nu, eye Yonatan,
Uziya vi, le nusiwo wodzra ɖo ɖe
agblewo, duwo, kɔƒewo kple mɔ̃-
wo me la nu; 26 Ezri, Kelub vi,
le agbledela, siwo ŋlɔa agble la
nu; 27 Simei, Ramatitɔ, le wein-
gblewo nu; eye Zabdi, Sifmitɔ, le
wein, siwo wotsɔ tso weingblewo
me dzra ɖo la nu. 28 Baal-Xanan,
Gederitɔ, le amiti kple gboti, siwo
wodo ɖe tagba la nu; eye Yoas
le ami, siwo wodzra ɖo la nu: 29
Sitrai, Saronitɔ, le nyi, siwo ɖua
gbe le Saron la nu; eye Safat,
Adlai vi, le nyi, siwo le bali me
la nu; 30 Obil, Ismaeltɔ, le kposɔ-
wo nu; eye Yexdeya, Meronotitɔ,
le tedzinɔwo nu; 31 Yaziz, Hagri-
tɔ, le alẽwo nu. Amesiawo katãe
nɔ fia Dawid ƒe kesinɔnuwo nu.
32 Dawid tɔɖia Yonatan enye
adaŋudela, gɔmesese le esi, eye
wònya agbalẽ me; Yexiel, Xax-
moni vi, le fiaviwo gbɔ; 33 [i]Axi-
tofel enye fia ƒe adaŋudela; [l]Xu-
sai, Arkitɔ, enye fia xɔlɔ̃. 34 Ame-
siwo kplɔ Axitofel ɖo, wonye Yo-
yada, Benaya vi, kple Abyatar;
eye fia la ƒe aʋafia enye [n]Yoab.

**Dawid kplɔ Salomo fia duko la abe yomedzela ene.**

28. Tete Dawid ƒo Israel ƒe ame-
gãwo katã, toawo ƒe ame-
gãwo, hawo ƒe amegã, siwo subɔa
fia la, ame akpewo ƒe amegãwo
kple ame alafawo ƒe amegãwo kpa-
kple amesiwo kpɔa fia la kple via-
wo ƒe kesinɔnuwo kple lãhawo dzi

[a] 22, 7—10.
[b] Mo. I. 22, 17.
[d] Sam. II. 7, 5.
[e] 21, 14.
[f] Mo. I. 49, 10.
[g] Sam. I. 16, 1. 12.
[h] 17, 11—14.
[i] Sam. II. 16, 12.
[k] Ps. 7, 10.
[l] Sam. II. 15, 37.
[n] Sam. II. 8, 16.
[o] Mo. II. 25, 9.

la nu ƒu ɖe Yerusalem hekpe ɖe
aƒedzikpɔlawo, kalẽtɔwo kple ŋu-
tsu ŋkumesesẽtɔwo katã ŋu. 2
Eye fia la tso ɖe tsitrenu gblɔ
bena: Nɔvinyewo kple nye dukɔ,
miɖo tom! [a]Meɖo ɖe ta me be, ma-
tu gbɔɖemeƒe na Yehowa ƒe nu-
babladaka la kple mía Mawu ƒe
afɔɖodzinu, eye medzra ɖo ɖe
etutu ŋu. 3 Ke Mawu gblɔ nam be:
[d]Mâtu xɔa ɖeke na nye ŋkɔ o, ela-
bena aʋame nènye, eye nèkɔ ʋu
ɖe anyi. 4 Eye Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, tiam le fofonye ƒe aƒe
blibo la me, be maɖu fia ɖe Israel
dzi tegbee; elabena etia [f]Yuda, ne
wòanye amegã, eye nye nu nyo
eŋu le [g]fofonye Yuda ƒe aƒe me
kple fofonye viwo dome, eye wò-
tsɔm ɖo fia ɖe Israel blibo la nu.
5 Etia vinye Salomo le vinyewo
katã dome, elabena Yehowa na vi
geɖem, ne wòabɔbɔ nɔ Yehowa ƒe
Israel-fiaɖuƒe la ƒe fiazikpui dzi.
6 Eye wògblɔ nam be: [h]Viwò Sa-
lomo netu nye xɔ, eye wòatɔ nye
kpɔwo, elabena metia eya, ne wòa-
nye vinye, eye nyea manye fofoa.
7 Mali ke eƒe fiaɖuƒe la tegbee, ne-
nye be, elé nye sewo kple kɔnu-
wo me ɖe asi sesie, eye wòwɔ wo
dzi, abe alesi wòle egbe siawo ene.
8 Eyata mele nu xlɔ̃m mi le Is-
rael blibo la kple Yehowa ƒe ha
la ŋku me kpakple ɖe mía Mawu
ƒe to me be: Milé Yehowa, mía
Mawu ƒe seawo katã me ɖe asi,
eye midi eyome, ne miaxɔ anyi-
gba nyui la, eye mia megbeviwo
natsɔe anyi dome tegbee. 9 Eye
wò, vinye Salomo, dze si fofowò
ƒe Mawu la, eye nasubɔe kple dzi
blibo kpakple luʋɔ blibo, elabena
[k]Yehowa dzroa dziwo katã me
kpɔna, eye wònya tamesusuwo ka-
tã! Ne èdii la, ana be, nakpɔe; ke
ne ègblẽe ɖi la, atsɔ wò aƒu gbe
tegbee. 10 Eyata nyae be, Yeho-
wo tia wò, be natu xɔ, si anye
kɔkɔeƒe; lé dzi ɖe ƒo, eye na-
wɔe ade goe!

**Dawid tsɔ gbedoxɔ ƒe nɔnɔme de asi na Salomo. eye wòtsɔ nusiwo wòdzra ɖo hã ne.**

11 Eye Dawid tsɔ xɔ la ƒe akpata,
eŋu xɔwo, nudzraɖoƒewo, dzisa-
srãwo kple xɔ emetɔwo kpakple
nutsyɔnu la xɔ ƒe [o]nɔnɔme de asi
na via Salomo. 12 Etsɔ nusiwo
katã wòbu ɖe ta me la ƒe nɔnɔme

de asi nɛ, siwo nye Yehowa ƒe aƒe
la ƒe kpɔwo kple eŋu xɔwo katã
godoo, Mawu ƒe aƒe la ƒe nudzra-
ɖoƒewo kple nu kɔkɔeawo dzra-
ɖoƒewo; 13 nunɔlawo kple Lewi-
viwo ƒe hawo, Yehowa ƒe aƒe la
ƒe subɔsubɔɖɔwo katã kple Ye-
howa ƒe aƒe la ƒe subɔsubɔnuawo
katã; 14 sika ɖe sikanuawo ŋu,
alesi atu subɔsubɔnuawo domeɖe-
siaɖe nu; 15 sika ɖe sikakaɖitia-
wo kple woƒe sikakaɖigbɛawo ŋu,
alesi atu akaɖiti ɖesiaɖe kple eƒe
akaɖigbɛawo nu; klosalo ɖe klo-
salokaɖitiawo nu, alesi atu akaɖiti
ɖesiaɖe kple eƒe akaɖigbɛwo nu,
le alesi woawɔ akaɖiti ɖesiaɖe
ŋu dɔe nu; 16 sika alesi nu atu-
ŋkumeɖobolo ƒe kplɔ̃wo domeɖe
siaɖe nu, kple klosalo ɖe klosa-
lokplɔ̃awo ŋu; 17 sika nyuitɔ ɖe
gaflowo, ʋutrewo kple kpluwo
kpakple sikagoeawo ŋu, alesi atu
goe ɖesiaɖe nu; kple klosalo ɖe
klosagoeawo ŋu, alesi atu goe
ɖesiaɖe nu; 18 kple sika nyui-
tɔ alesi atu dzudzɔɖovɔsamlekpui
la nu hekpe ɖe sika Kerubiawo,
siwo keke aʋala hetsyɔ Yehowa
ƒe nubablaɖaka dzi la ƒe tasia-
ɖam la ŋuti. 19 Nusiawo katã Ye-
howa, amesi fia dɔ siawo katã ƒe
nɔnɔmem la ƒe asi ŋlɔ nam.
20 Eye Dawid gblɔ na via Sa-
lomo bena: [d]Sẽ ŋu, eye lé dzi ɖe
ƒo, eye nawɔe ade goe; megavɔ̃ o,
eye dzika megatso ƒowò o; ela-
bena Yehowa Mawu, nye Mawu,
li kpli wò, maɖe asi le ŋuwò o,
eye magblẽ wò ɖi o, vaseɖe esi-
me nawu Yehowa ƒe aƒe la ƒe dɔwo
katã nu! 21 Kpɔ ɖa, nunɔlawo kple
Lewi-viwo ƒe hawo nye esi ɖe
Mawu ƒe aƒe la ƒe subɔsubɔɖɔwo
katã ŋu, eye adaŋuwɔla, siwo lɔ̃
le wo ɖokui si hena dɔ vovovowo
wɔwɔ kple amegãwo kpakple du-
kɔ blibo la, le asiwò me.

Nudzɔdzɔ hena gbedoxɔ tutu.

29. Tete fia Dawid gblɔ na ame-
ha blibo la bena: Salomo,
vinye ɖeka, si Mawu tia la, enye
[f]ɖekakpui dzaa, eye dɔ la keke ta,
elabena menye amegbetɔ ƒe fiasã
wònye o, ke boŋ Yehowa, Mawu
tɔe. 2 Metso nye ŋusẽ katã dzra
ɖo ɖe nye Mawu ƒe aƒe la ŋu; sika
ɖe sikanuawo ŋu, klosalo ɖe klo-
salonuawo ŋu, akɔbli ɖe akɔbli-
nuawo ŋu, gayibɔ ɖe gayibɔ nua-
wo ŋu, ati ɖe atinuawo ŋu, soham-
kpe, kpe, siwo woatsɔ aɖo awuawo
ŋu, kpe yibɔwo, kpe ŋɔŋɔewo,
kpe xɔasi vovovowo kpakple kpe
ɣiwo wosɔ gbɔ taŋtaŋ. 3 Eye esi
wònye ɖe mekpɔ dzidzɔ le nye
Mawu ƒe aƒea ŋu ta la, mena nye
ŋutɔ nye sika kple klosalo, siwo
metu ɖo la, ɖe nye Mawu ƒe aƒe
la ŋu kpe ɖe nusiwo katã medzra
ɖo ɖe kɔkɔeƒe ƒe xɔ la ŋuti la ŋu:
4 Ofir-sika talento akpe etɔ̃, klo-
salo nyuitɔ talento akpe adre, ne
woatsɔ afa ɖe xɔwo ƒe gliwo ŋu,
5 eye woatsɔ wo awɔ sikanuawo
katã kple klosalonuawo katã kpa-
kple adaŋuwɔlawo ƒe dɔ vovovoa-
woe. Azɔ, amekae [a]lɔ̃ le eɖokui
si be, yeana nu Yehowa egbea?
6 Tete aƒekɔwo ƒe amegãwo,
Israel-toawo ƒe amegãwo, ame
akpewo kple ame alafawo ƒe ame-
gãwo kpakple fia ƒe dɔwɔlawo
ƒe amegãwo lɔ̃ faa, 7 eye wona si-
ka talento akpe atɔ̃, dariko akpe
ewo, klosalo talento akpe ewo,
akɔbli talento akpe wuienyi kple
gayibɔ talento akpe alafa ɖeka ɖe
Mawu ƒe aƒe ƒe dɔ la ŋu. 8 Eye
amesi ke si [b]kpe xɔasi le la, etsɔ-
nɛ na Gerson vi Yexiel, ne wòa-
tsɔ awɔ Yehowa ƒe aƒe la ƒe ke-
sinɔnui.

Dawid da akpe na Mawu.

9 Eye dukɔ la kpɔ dzidzɔ le
esi wolɔ̃ faa la ta, elabena wona
nu Yehowa tso dzi blibo me faa;
eye fia Dawid hã kpɔ dzidzɔ etefe
mekɔ o. 10 Tete Dawid kafu Ma-
wu le ameha blibo la ŋku me gblɔ
bena: Woakafu wò Yehowa, mía
fofo Israel ƒe Mawu, tso mavɔ me
yi mavɔ me! 11 Yehowa, tɔwòe
nye gãnyenye kple ŋusẽ, ŋutikɔ-
kɔe, bubu kple kafukafu, elabena
nusianu, si le dzifo kple anyigba
la, tɔwòe. Yehowa, tɔwòe nye fia-
ɖuƒe, eye wòe ɖo kpo ɖe nusiwo
katã ƒe ŋkɔ de dzi la dzi.[e] 12 Ke-
sinɔnu kple bubu tso gbɔwò, eye
nèɖu fia ɖe nusianu dzi; gãnye-
nye kple ŋusẽ le [g]asiwò me, eye
gbɔwò wòtsona be, amea ɖe nazu
gã, eye wòakpɔ ŋusẽ. 13 Eyata,
mía Mawu, míele akpe dam na wò,
eye míele wò ŋutikɔkɔe ƒe ŋkɔ
la kafum; 14 elabena ameka me-

[a] Mo. II. 35, 5.
[b] Mo. II. 35, 27.
[d] 22, 13; Mo. V. 31, 6.
[e] Nyad. 4, 11; 5, 13.
[f] 22, 5.
[g] Kron. II. 20, 6.

nye, eye ameka nye dukɔ la nye
be, míekpɔ ŋusẽ hena nu faa alea?
Elabena nuwo katã tso gbɔwò, eye
asiwò me míexɔ wo le hetsɔ na
wò. 15 Elabena [a]amedzrowo míe-
nye le ŋkuwò me, eye amegbɔme-
wo míenye abe mía fofowo katã
ene; míaƒe ŋkeke le abe [d]vɔvɔli
ene le anyigba dzi, eye mɔkpɔ-
kpɔ mele eŋu o. 16 Yehowa, mía
Mawu, nu gbogbo siawo, siwo míe-
ƒo ƒu, be míatsɔ atu xɔ na wò he-
na wò ŋkɔ kɔkɔea la, tso asiwò
me, eye tɔwòe nye wo katã. 17
Nye Mawu, menyae be, wòe dzroa
[f]dziwo me kpɔna, eye dzimekɔkɔ
nyoa ŋuwò. Nye dzime kɔ mena
nusiawo katã faa; eye azɔ mekpɔ
wò dukɔ, si le afisia kple dzidzɔ,
be wona nu wò faa. 18 Yehowa,
mía fofowo Abraham, Isak kple
Israel ƒe Mawu, dzra susu kple
tamedodo sia ɖo ɖe wò dukɔ ƒe
dzi me tegbee, eye natrɔ woƒe dzi-
wo ɖe ŋuwò! 19 Eye na dzi blibo
vinye Salomo, ne wòalé wò sewo,
nuƒiaƒiawo kple ɖoɖowo me ɖe
asi wòawɔ nuawo katã ade goe,
eye wòatu fiasã, si ŋu medzra
nuawo ɖo ɖo la!

Anuisi na Salomo.

20 Eye Dawid gblɔ na ameha
blibo la bena: Mikafu Yehowa, mía
Mawu la! Tete ameha blibo la
kafu Yehowa, wo fofowo ƒe Mawu
la, eye wobɔbɔ hede ta agu ɖe
Yehowa kple fia la ŋku me. 21
Esi ŋu ke la, wowu vɔsalãwo na
Yehowa, eye wotsɔ nyitsu akpe
ɖeka, agbo akpe ɖeka kple alẽvi
akpe ɖeka sa numevɔ na Yehowa

[a] Ps. 39, 13; Heb. 11, 13.
[b] 23, 1.
[d] Hi. 14, 2.
[e] 28, 5; Fia. I. 1, 35. 39.
[f] 28, 9.
[g] Kron. II. 1, 1.
[h] Fia. I. 2, 11.
[i] 21, 9.

hekpe ɖe nunovɔsawo ŋu, eye
wosa akpedavɔ geɖe ɖe Israel
blibo la ta. 22 Woɖu nu no nu le
Yehowa ŋku me gbemagbe kple
dzidzɔ geɖe, eye woɖo fia Salo-
mo, Dawid vi, [b]zi evelia, wosi ami
nɛ hedo amegãe na Yehowa, eye
wosi ami na Zadok hedo nunɔlae.
23 Eye Salomo bɔbɔ nɔ Yehowa
ƒe fiazikpui la dzi hezu fia ɖe fo-
foa Dawid teƒe, eye dzɔgbenyuie
le eŋu. Israel blibo la ɖo toe,[e]
24 eye amegãwo katã kple kalẽ-
tɔwo kpakple fia Dawid ƒe viwo
katã hã de ta fia Salomo te. 25
Yehowa wɔ Salomo gã ŋutɔŋutɔ
le Israel blibo la ŋku me, eye wò-
tsɔ fiaɖuɖu, si ŋu kafukafu le la
nɛ, esi tɔgbe menɔ fia, siwo ɖu
Israel dzi do ŋgɔ nɛ la si o.[g]

Dawid ku.

26 Dawid, Isai vi la, ɖu fia ɖe
Israel blibo la dzi. 27 Xeyiɣi, si-
wo wòɖu fia ɖe Israel dzi la, le
ƒe blane; eɖu fia le Xebron ƒe
adre, eye wòɖu fia le Yerusalem
ƒe blaetɔ̃ vɔ etɔ̃.[h] 28 Eku amegã
belibeli hafi ku, eye agbenɔnɔ,
kesinɔnu kple bubu ti kɔ nɛ, eye
via Salomo zu fia ɖe eteƒe.
29 Fia Dawid ŋutinyawo, tsã-
tɔwo kple megbetɔwo la, kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe nukpɔla Samuel ŋu-
tinyawo, nyagblɔɖila Natan ŋuti-
nyawo kple nukpɔla [i]Gad ŋuti-
nyawo me 30 hekpe ɖe eƒe dzi-
ɖuɖuwo katã, eƒe nu tsu wɔwɔwo
kple nya, siwo dzɔ ɖe eya ŋutɔ
kple Israel kpakple anyigba dzi
fiaɖuƒewo katã dzi la ŋuti.

---

# KRONIKA ƑE AGBALẼ EVELIA.

---

Salomo mè nu le Gibeon.

1. [k]Eye Salomo, Dawid vi la, [l]ɖi
ke le eƒe fiaɖuɖu la me, Yeho-
wa, eƒe Mawu, nɔ kplii, eye wò-
wɔe gã ŋutɔ. 2 Eye Salomo ƒo
nu kple Israel blibo la, ame akpe-
wo kple ame alafawo ƒe amegã-
wo, ʋɔnudrɔ̃lawo kple Israel bli-
bo la ƒe amegãwo katã, amesiwo
nye aƒekɔwo ƒe amegãwo; 3 eye
ameha blibo la kpe ɖe Salomo ŋu

[k] kp. 1–6 kpɔ Fia. I. 3, 1–4.
[l] Fia. I. 2, 12. 46.
[n] Kron. I. 16, 39; 21, 29.
[o] Kron. I. 13, 6; 15, 1. 28; 16, 1.
[p] Mo. II. 33, 1–8.
[r] kp. 8.

woyi vɔsaƒe le Gibeon, elabena
Mawu ƒe agbadɔ, si Yehowa ƒe
dɔla Mose wɔ le gbe dzi la, le afi-
ma.[n] 4 Ke Dawid ɖatsɔ Mawu ƒe
adaka la tso Kiryat-Yearim va
teƒe, si wòwɔ nɛ la, elabena ewɔ
agbadɔ nɛ ɖe Yerusalem.[o] 5 Eye
[p]akɔblivɔsamlekpui, si Bezaleel,
Xur vi Uri ƒe vi ɖi ɖe Yehowa
ƒe nɔƒe la ŋgɔ la, le [r]afima, eye Sa-
lomo kple ameha la wodii. 6 Eye

Salomo sa numevɔ akpe ɖeka le
afima le akɔblivɔsamlekpui, si le
Yehowa ŋku me le Mawu ƒe agba-
ɖɔa gbɔ la dzi.

Salomo ƒe gbedodoɖa, eƒe nunya kple kesinɔnuwo.

7 [b]Eye Mawu ɖe eɖokui fia Sa-
lomo le zã ma me gblɔ nɛ bena:
Bia nusi mana wò! 8 Salomo ɖo
ŋu na Mawu bena: Eve fofonye
Dawid nu ŋutɔ, eye nètsɔm ɖo fia
ɖe eteƒe. 9 Azɔ Yehowa Mawu,
nɔ wò nya, si nègblɔ na fofonye
Dawid la dzi, elabena wòe tsɔm
ɖo fia ɖe dukɔ, si sɔ gbɔ abe
anyigbake ene la dzi. 10 Eyata
na nunya kple sidzedzem, ne mate
ŋu ado adze dukɔ sia ŋgɔ, eye
magagbɔ, elabena ameka ate ŋu
aɖu fia ɖe dukɔ gã sia dzi? 11
Eye Mawu gblɔ na Salomo bena:
Esi nusia le dzi me na wò, eye
mèbia ho kple kesinɔnu, bubu kple
wò futɔwo ƒe ku kpakple wò agbe-
nɔnɔ didi o, ke boŋ nèbia nunya
kple sidzedze, be àte ŋu aɖu fia
ɖe nye dukɔ, si nu metsɔ wò ɖo
fia ɖo dzi la, 12 eyata metsɔ nu-
nya kple sidzedze na wò, eye ma-
tsɔ ho kple kesinɔnu kpakple bu-
bu, siwo menɔ fia, siwo do ŋgɔ
na wò si, eye womanɔ esiwo adze
yowòme si alea o la, akpe ɖe eŋu
na wò. 13 Eye Salomo gbɔ tso
vɔsaƒe le Gibeon kple Mawu ƒe
agbaɖɔ la gbɔ va Yerusalem, eye
wòɖze fiaɖuɖu gɔme ɖe Israel dzi.
14 [g]Eye Salomo ƒo tasiaɖamwo
kple sɔdolawo nu ƒu wole tasia-
ɖam akpe ɖeka kple alafa ene
kple sɔdola akpe wuieve, eye wò-
tsɔ wo ɖo tasiaɖamwo ƒe duwo
me kple fia gbɔ le Yerusalem.
15 Fia la [h]na klosalo kple sika
sɔ gbɔ abe kpewo ene le Yeru-
salem, eye sedertiwo sɔ gbɔ abe
gboti, siwo le tagba ene. 16 Wo-
ɖakplɔa sɔwo tso Egipte vɛ na
Salomo; fia la ƒe asihawo yina
ɖaƒlea sɔhawo kple ga. 17 Eye
ne wogbɔ tso Egipte la, tasiaɖam
ɖeka xɔa klosalo sekel alafa ade,
eye sɔ ɖeka xɔa sekel alafa ɖeka
kple blaatɔ̃. Alea wotsɔa wo yi-
nae na Xititɔwo ƒe fiawo katã
kple Aram-fiawo.
18 Eye Salomo di be, yeatu xɔ
na Yehowa ƒe ŋkɔ, eye yeatu xɔ
na yeƒe fiaɖuƒe la.

Salomo bia nu kple Tiro-fia Xuram le gbedoxɔ tutu ŋuti.

2 [a]Eye Salomo xlẽ agbatsɔla
akpe blaadre kple kpeƒula
akpe blanyi le towo dzi; wo dzi-
kpɔlawo le ame akpe etɔ̃ kple
alafa ade. 2 Emegbe Salomo dɔ
amewo ɖo ɖe Tiro-fia Xuram, ne
woagblɔ nɛ bena: Alesi [d]nèwɔ na
fofonye Dawid, eye nèɖo seder-
tiwo ɖee, be wòatsɔ atu xɔ anɔ
eme la, 3 kpɔ ɖa, mele didim be,
matu xɔ na Yehowa, nye Mawu
ƒe ŋkɔ, makɔ eŋu nɛ, ne woatɔ dzo
atike ʋeʋẽe le eŋku me, woaɖa
ŋkumeɖobolo ɖi, eye woasa nume-
vɔ ŋdi kple fiẽ, le dzudzɔgbewo,
dzinu yeyewo kple Yehowa, mía
Mawu ƒe ŋkekenyuiewo dzi; Is-
rael ƒe dɔ nye esia tegbee. 4 Xɔ, si
mebe, matu la, lolo, elabena [c]mía
Mawu la lolo wu mawuwo katã.
5 Ameka ŋu ŋusẽ le, ne wòatu
xɔ nɛ? Elabena [f]dziƒowo kple
dziƒowo ƒe dziƒowo melolo nɛ o;
ameka menye, ne mahayi xɔ tu
ge nɛ; ɖe menye dzudzɔ ko mate
ŋu ado le eŋku me oa? 6 Eyata
ɖo ŋutsu aɖaŋutɔa ɖe ɖem, amesi
nya sika kple klosalo, akɔbli kple
gayibɔ, aɖabɛ dzĩtɔ, ka dzẽ kple
aɖabɛ blɔtɔ ŋu dɔwɔwɔ, eye wò-
nya atiŋɔŋlɔ la, wòava akpe ɖe
aɖaŋutɔ, siwo le gbɔnye le Yuda
kple Yerusalem, amesiwo fofonye
Dawid ɖo la ŋuti. 7 Eye ɖo seder-
tiwo, sesewutiwo kple papawuti-
wo ɖem tso Libanon, elabena me-
nyae bena, wò amewo nya Liba-
nontiwo lalã, eye nye amewo akpe
ɖe wò amewo ŋu, 8 ne woaƒo ati-
wo nu ƒu nam taŋtaŋ, elabena xɔ,
si tu ge mala la, alolo eteƒe makɔ
o. 9 Kpɔ ɖa, matsɔ lu kor akpe
blave kple ƒo kor akpe blave
woanye nuɖuɖu na wò ɖola, siwo
le atiawo lãm, hekpe ɖe wein bat
akpe blave kple ami bat akpe
blave ŋu.
10 Tete Tiro-fia Xuram ŋlɔ ɖe
agbalẽ me ɖo ɖe Salomo bena: Esi
Yehowa lɔ̃ eƒe dukɔ ŋuti la, eya-
ta wòtsɔ wò ɖo fiae ɖe wo dzi. 11
Eye Xuram gblɔ bena: Woakafu
Yehowa, Israel ƒe Mawu, si wɔ
dziƒo kple anyigba, eye wòna vi
nyanu fia Dawid, amesi si gɔme-
sese kple nunya le, ne wòatu xɔ
na Yehowa, eye wòatu xɔ na eƒe

[a] kpɔ Fia. I. 5, 15—30.
[b] kp. 7—12 kpɔ Fia. I. 3, 5—15.
[d] Kron. I. 14, 1.
[c] Ps. 86, 7.
[f] 6, 18; Fia. I. 8, 27.
[g] kp. 14-17 kpɔ Fia. I. 10, 26 v. 29.
[h] 9, 27.

fiaḍuƒe. 12 Eyata mele Xuram
Abi ḍom ḍe wò, amesi nye aḍa-
ŋutɔ, eye nunya le tagbɔ nɛ; 13
Dan-vinyɔnuwo dometɔ ḍeka ƒe
vi wònye, ke fofoa nye Tirotɔ;
ᵃenya sika kple klosalo, akɔbli [a Mo. II. 31, 2-6.]
kple gayibɔ, kpe kple atiwo, aḍa-
bɛ dzĩtɔ kple blɔtɔ, aklala kple
nyagãdzĩ ŋu dɔwɔwɔ, enya nɔnɔ-
me vovovowo ḍeḍe, eye wòbua
aḍaŋu vovovo, siwo woḍo nɛ la
ŋu, be wòakpe ḍe wò aḍaŋutɔwo
kple nye aƒetɔ, fofowò Dawid ƒe
aḍaŋutɔwo ŋu. 14 Eye naḍo lu kple
ƒo, ami kple wein, siwo ŋu nya
nye aƒetɔ gblɔ la, ḍe wò dɔlawo;
15 ekema míatso atiawo le Liba-
non-to dzi, alesi nu nèhiã, eye
míabla wo tatata ato ƒu dzi ava
Yafo na wò, eye nava afɔ wo ayi
Yerusalem.
16 Eye Salomo xlẽ amedzro, si-
wo katã le Israel-nyigba dzi, le
alesi fofoa Dawid xlẽ wo la nu,
wole ŋutsu akpe alafa ḍeka blaatɔ̃
vɔ etɔ̃ kple alafa ade. 17 Etsɔ
wo dometɔ akpe blaadre wɔ agba-
tsɔlawoe, etsɔ ame akpe blanyi [b Mo. II, 28, 31.]
wɔ kpefulawoe le towo dzi, eye
ame akpe etɔ̃ kple alafa ade nye
dzikpɔlawo, amesiwo kpɔ dukɔ la
dzi le dɔwɔwɔ me.ᵈ [d Yos. 9, 27.]

**Gbedoxɔ la ƒe nɔnɔme.**

3. ᵉEye Salomo dze Yehowa ƒe [e kpɔ Fia. I, 6; 7, 15—22.]
xɔ la tutu gɔme le Yerusalem
ḍe ᶠMoriya-to, si dzi wòḍe eḍokui [f Mo. I. 22, 2.]
fia fofoa Dawid le la dzi, ḍe teƒe,
si Dawid dzra ḍo ḍe Yebusitɔ Or-
nan ƒe ᵍlugbɔƒe. 2 Edze etutu [g Kron. I. 21, 18—26.]
gɔme le eƒe fiaḍuḍu ƒe ƒe enelia
me le ɣleti evelia ƒe ŋkeke eve-
lia dzi. 3 Esi Salomo le Mawu [h kpɔ Fia. I. 7, 23—50.]
ƒe xɔ la tu ge la, ale wòḍo egɔme [i 7, 7.]
anyi enye si: didime le abɔklu-
gui tsãtɔ blaade, eye eƒe kekeme
le abɔklugui blave, 4 akpata, si
le xɔ la ƒe kekeme ŋgɔ ƒe didi-
me le abɔklugui ewo, eye kɔkɔme
le abɔklugui alafa ḍeka kple blave,
eye wòƒa sika nyuitɔ ḍe eme. 5
Eklã sesewuʋuƒowo ḍe xɔ lolotɔ
me, eye wòƒa sika nyuitɔ ḍe wo
ŋu, eye wòḍe detiwo kple kɔsɔ-
kɔsɔwo ḍe wo me. 6 Eḍo kpe
xɔasi xɔ la me, ne wòanye atsyɔ̃,
eye sika la nye Parwayim-sika.
7 Eƒa sika ḍe xɔ la me, ḍe daḍe-
dziawo, kpuiawo, gliawo kple ʋɔ-
truawo ŋu, eye wòŋlɔ Kerubiwo
ḍe gliawo ŋu.
8 Ewɔ· kɔkɔeƒewo ƒe kɔkɔeƒe
ƒe xɔ la wòdidi abɔklugui blave
ḍe xɔ la ƒe kekeme nu, eye eƒe
kekeme le abɔklugui blave, eye
wòƒa sika nyuitɔ talento alafa ade
ḍe eme. 9 Gatagbadzɛawo ƒe kpe-
kpeme le sika sekel blaatɔ̃, eye
wòƒa sika ḍe xɔ etametɔwo me.
10 Ekpa Kerubi eve ḍe kɔkɔeƒe-
wo ƒe kɔkɔeƒe ƒe xɔ la me, eye
wòƒa sika ḍe wo ŋu. 11 Kerubia-
wo ƒe aʋalawo didi abɔklugui bla-
ve; ḍeka ƒe aʋala ḍeka le abɔ-
klugui atɔ̃, eye wòtɔ Kerubi eve-
lia ƒe aʋala. 12 Kerubi evelia ƒe
aʋala ḍeka le abɔklugui atɔ̃, eye
wòtɔ xɔ la ƒe gli, aʋala evelia le
abɔklugui atɔ̃, eye wòtɔ Kerubi
evelia ƒe aʋala. 13 Kerubi siawo
keke aʋala me wòle abɔklugui
blave, wotsi tre ḍe woƒe afɔwo
dzi, eye wotrɔ mo ḍe xɔ la. 14
Eye wòtsɔ aḍabɛ blɔtɔ kple dzĩ-
tɔ ƒe ka, ka dzẽ kple ka ɣi lɔ̃
xɔmetsovɔ la, eye wòlɔ̃ Kerubi-
wo ḍe eme.ᵇ
15 Ewɔ sɔti eve ḍe xɔ la nu,
wokɔ abɔklugui blaetɔ̃ vɔ atɔ̃, eye
wòḍo ta na wo wòkɔ abɔklugui
atɔ̃. 16 Ewɔ kɔsɔkɔsɔwo ḍe ga-
ḍɔwo ŋu hetsɔ ḍo sɔtiawo ta me,
eye wòwɔ yevuboḍa alafa ḍeka
hetsɔ de kɔsɔkɔsɔawo ŋu. 17 Eye
wòtu sɔtiawo ḍe akpata la nu,
ḍeka le ḍusi me, eye evelia le mia
me; ena ŋkɔ ḍusimetɔ be Yaxin,
eye wòna ŋkɔ miametɔ be Boaz.

**Gbedoxɔ la ƒe akpa ḍekaḍekawo kple dɔwɔnuawo ƒe nɔnɔme.**

4. ʰEye wòwɔ ⁱakɔblivɔsamle-
kpui la, edidi abɔklugui blave,
eye wòkɔ abɔklugui ewo. 2 Eye
wòkɔ gazɔ la wòle tegblẽ; tso
etoga ḍeka vaseḍe toga keme le
abɔklugui ewo, ekɔ abɔklugui atɔ̃,
eye ka abɔklugui blaetɔ̃ atui akpe
ḍo. 3 Wowɔ treklɔnutsetsewo ḍe
eto godoo va kpe, wo ame ewo le
abɔklugui ḍeka; treklɔnutsetsea-
wo le agbaka eve me ƒo xlã gazɔ
la, eye wokɔ wo kplii ḍekae. 4
Ele nyi wuieve dzi; wo ame etɔ̃
dze ŋgɔ anyiehe, eye wo ame etɔ̃
dze ŋgɔ ɣetoḍoƒe, wo ame etɔ̃ dze
ŋgɔ dziehe, eye wo ame etɔ̃ dze
ŋgɔ ɣedzeƒe; gazɔ la nɔ wo dzi,

eye wo katã trɔ agɔmegbɔ ḍe
eme lɔfo. 5 Etri asibide ene fe
kekeme, eye eto le abe kpluto ene
heḍi dzogbenya sefofo; bat akpe
etɔ̃ anɔ eme. 6 Eye wòwɔ gagba
ewo; etsɔ wo ame atɔ̃ ḍo dusi
me, eye wòtsɔ wo ame atɔ̃ ḍo
mia me, esiwo me woaklɔ nuwo
ḍo; woawo me woakpala nume-
vɔsa fe lãwo ḍo; ke gazɔ la li,
bena nunɔlawo nale tsi ḍe eme.
7 Ewɔ sikakaḍiti ewo ḍe wofe ḍo-
ḍo la nu, eye wòtsɔ wo da ḍe do-
donuxɔ la me, wo ame atɔ̃ le ḍusi
me, eye wo ame atɔ̃ le mia me.
8 Ewɔ kplɔ̃ ewo hetsɔ da ḍe do-
donuxɔ la me, wo ame atɔ̃ le ḍusi
me, eye wo ame atɔ̃ le mia me;
eye wòwɔ sikatre alafa ḍeka. 9
Eye wòtɔ nunɔlawo fe kpɔ kple
kpɔ gãtɔ; ekpa kpɔ la fe agbowo,
eye wòfa akɔbli ḍe agboawo ŋu.
10 Eye wòtsɔ gazɔ la ḍo ḍusi me
kpa dzi le ɣedzefe gome ʋã ḍe
dziehe.
11 Eye Xuram wɔ zewo, sofi-
wo kple trewo. Ale Xuram wu
Mawu fe xɔ ŋu dɔ la nu na fia
Salomo; 12 sɔti eveawo kple wofe
ta mligo, siwo le sɔti eveawo dzi,
13 yevuboḍa alafa ene ḍe gaḍɔ
eveawo ŋu; yevuboḍawo le agba-
ka eve me le gaḍɔ ḍeka ŋu, ne
woaxe ta mligo, siwo le sɔti evea-
wo dzi la ŋu; 14 ewɔ anyinɔwo
kple gagbawo ḍe anyinɔawo ŋu;
15 gazɔ ḍeka kple nyi wuieve,
siwo le ete; 16 zewo, sofiwo kple
gaflowo. Eye Xuram-Abi tsɔ akɔ-
bli, si ŋu wozrɔ̃, wɔ nusiwo katã
kpe ḍe wo ŋu la, na fia Salomo
hena Yehowa fe afe la. 17 Eye
fia la na wokɔ wo ḍe nɔnɔme, si
wotsɔ anyi wɔe la me le Yordan-
nutowo me le Sukot kple Zere-
data dome. 18 Salomo wɔ nusiawo
katã taŋtaŋ, elabena akɔbliawo
mele ḍada me o. 19 Eye Salomo
tsɔ sika nyuitɔ wɔ Mawu fe afe
la me nuwo katã: sikavɔsamlekpui
la kple kplɔ̃, siwo dzi woaḍa ŋku-
meḍobolo ḍo, 20 akaḍitiawo kple
wofe akaḍigbɛ, siwo anɔ bibim le
megbexɔ la ŋgɔ ḍe ḍoḍo la nu.
21 Sefofoawo, akaḍigbɛawo kple
ḍovulãnuawo nye sika nyuitɔ; eye
xɔla fe ʋɔtruwo, siwo nye kɔkɔefe-
wo fe kɔkɔefe fe ʋɔtruwo kple kɔ-
kɔefe la fe ʋɔtruwo la, nye sika.

*a* kpɔ Fia. I. 7, 51—8, 11.

*b* Kron. I. 28, 14 v. 18.

*d* Mo. III. 23, 34.

*e* Heb. 9, 4.

*f* Kron. I. 15, 19; 16, 37. 41. 42; 25, 1—7.

Gbedoxɔ la ŋu kɔkɔ.

5. [a]Ale wowu dɔ blibo, si Salo-
mo wɔ hena Yehowa fe afea
la nu, eye Salomo tsɔ fofoa Da-
wid fe nunana, siwo ŋu wòkɔ, si-
wo nye klosalo kple sika kpakple
nuawo katã la, ḍaḍa ḍe Mawu fe
afe la fe nudzraḍofe.[b] 2 Xemaɣi
Salomo fo Israel-ame tsitsiwo, toa-
wo fe tatɔwo katã kple Israel-viwo
fe afekɔwo fe amegãwo nu fu ḍe
Yerusalem, ne woaḍatsɔ Yehowa
fe nubablaḍaka la tso Dawid fe du,
si nye Zion la me vɛ. 3 Tete Is-
rael-ŋutsuwo katã kpe ta ḍe fia
la gbɔ [d]le ŋkekenyuie la dzi le dzi-
nu adrelia me. 4 Israel-ame tsitsiwo
katã va, eye Lewi-viwo kɔ aḍaka
la, 5 eye wotsɔ aḍaka la, Mawu
fe agbadɔ la kple nu kɔkɔe, siwo
katã le agbadɔa me la vɛ; nunɔ-
lawo kple Lewi-viwoe tsɔ wo vɛ.
6 Eye fia Salomo kple Israel fe
ameha blibo, si kpe ta ḍe egbɔ
la, tsi tre ḍe aḍaka la ŋgɔ, eye
wotsɔ alẽwo kple nyiwo, siwo wo-
mete ŋu xlẽ alo bu wo o la, sa
vɔe. 7 Eye nunɔlawo kɔ Yehowa
fe nubablaḍaka la ḍaḍa ḍe etefe
le Kerubiwo fe aʋalawo te le xɔ
la fe megbexɔ, si nye kɔkɔefewo
fe kɔkɔefe la me. 8 Kerubiawo
keke aʋala ḍe aḍaka la nɔfe, ale
be Kerubiawo tsyɔ aḍaka la kple
eŋu kpoawo dzi tso dzi gome. 9
Kpoawo didi, ale be wokpɔa kpoa-
wo nu le megbexɔ la nu tso kɔ-
kɔefe la, ke womekpɔa wo tso
gota o, eye wotsi afima vaseḍe
egbe. 10 [e]Naneke mele aḍaka la
me o, negbe kpe eve, siwo Mose
tsɔ de eme le Xoreb-to la gbɔ,
esime Yehowa bla nu kple Israel-
viwo, le esime woʋu tso Egipte
la koe.
11 Eye wòva me, esime nu-
nɔlawo do tso kɔkɔefe la, — ela-
bena nunɔla, siwo katã le etefe
la, wɔ wo ḍokui kɔkɔe, ale be
womete ŋu de vovo wofe hawo
dome o, — 12 eye Lewi-viwo, siwo
nye hadzilawo katã, [f]Asaf, Heman,
Yedutun kple wo viwo kpakple
wo nɔviwo do aklalawu, wolé ga-
kogoe, saŋku kple kasaŋku ḍe asi,
eye wotsi tre ḍe vɔsamlekpui la
fe ɣedzefe gome, eye nunɔla alafa
ḍeka kple blave le kpẽ kum le
wo gbɔ, 13 esime kpẽkulawo

kple hadzilawo kafu Yehowa, eye
woda akpe nɛ zi ɖeka yoo, esime
kpẽawo, gakogoeawo kple hadzi-
nuawo ɖi sesie, eye esime wokafu
Yehowa be: [a]efe dɔme nyo, eye
efe amenuveve li tegbee la, tete
alilikpo yɔ Yehowa ƒe xɔ la; 14
eye nunɔlawo mete ŋu nɔ te, be
woasubɔ o, le alilikpoawo ta, ela-
bena Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe yɔ Ma-
wu ƒe xɔ la.[b]

Salomo do gbe ɖa le gbedoxɔ la ŋu kɔƒe.

6. [d]Xemaɣi Salomo gblɔ bena:
Yehowa gblɔ be, yeanɔ ali-
likpo dodo me; 2 ke metu xɔ na
wò, be nanɔ eme kple teƒe, si nanɔ
tegbee. 3 Tete fia la trɔ kɔ heyra
Israel ƒe ameha blibo la, esime
wole tsitrenu. 4 Eye wògblɔ be-
na: Woakafu Yehowa, Israel ƒe
Mawu, si tsɔ eƒe nu gblɔ nya na
fofonye Dawid, eye wòtsɔ eƒe asi
wɔ edzi hegblɔ bena: 5 Tso gbe-
sigbe mekplɔ nye dukɔ tso Egipte-
nyigba dzi la, nyemetia dua ɖeke
le Israel-toawo katã me, be woatu
xɔ nam ɖi, ne nye ŋkɔ nanɔ afi-
ma o; eye nyemetia ŋutsua ɖeke,
be wòanye amegã ɖe nye dukɔ
Israel nu o; 6 ke metia Yerusa-
lem, be nye ŋkɔ nanɔ afima, kple
Dawid, be wòanɔ nye dukɔ Israel
nu. 7 Eye fofonye Dawid doe ɖe
ta me be, yeatu xɔ na Yehowa, Is-
rael ƒe Mawu la ƒe ŋkɔ.[h] 8 Ke
Yehowa gblɔ na fofonye Dawid
bena: Esi nèɖoe ɖe ta me be, yeatu
xɔ na nye ŋkɔ la, èwɔe nyuie be,
nèɖo esia ɖe ta me. 9 Gake wòa
mátu xɔ la o, ke boŋ viwò, si ado
tso wò ali me la, eya atu xɔ na
nye ŋkɔ. 10 Yehowa wɔ eƒe nya,
si wògblɔ la dzi, eye medo ɖe
fofonye Dawid teƒe hebɔbɔ nɔ Is-
rael-fiazikpui la dzi, abe alesi Ye-
howa gblɔ ene, eye metu xɔ na
Yehowa, Israel ƒe Mawu la ƒe
ŋkɔ, 11 eye metsɔ aɖaka la, si
me nu, si Yehowa bla kple Israel-
viwo le la, da ɖe afima.
12 Eye wòtsi tre ɖe Yehowa ƒe
vɔsamlekpui la ŋgɔ le Israel-ha
blibo la ŋku me, eye wòke eƒe
abɔwo ɖo ɖe dziƒo. 13 Elabena
Salomo tsɔ akɔbli wɔ kɔkɔƒea dee
heda ɖe xɔxɔnu la titina; edidi
abɔklugui atɔ̃, keke abɔklugui atɔ̃,
eye wòkɔ abɔklugui atɔ̃; eya dzi

[a] Kron. I. 16, 34.
[b] 7, 1. 3.
[d] kpɔ Fia. I. 8, 12—53.
[e] Sam. II. 7, 16.
[f] 2, 5.
[g] Mo. II. 20, 24.
[h] Sam. II. 7, 2 v. 13.
[i] Mo. II. 22, 10.
[k] Mo. V. 28, 25.

wòtsi tre ɖo hedze klo le Israel-
ha blibo la ŋku me, eye wòke eƒe
abɔwo ɖo ɖe dziƒo 14 gblɔ bena:
Yehowa, Israel ƒe Mawu, mawua
ɖeke mede nuwò le dziƒo kple
anyigba dzi o, èléa nubabla kple
amenuveve me ɖe asi na wò dɔla,
siwo zɔna le ŋkuwò me kple dzi
blibo. 15 Wò amesi lé nya, si nè-
gblɔ na fofonye Dawid la me ɖe
asi; ègblɔe kple wò nu, eye nè-
tsɔ wò asi wɔ edzi, abe alesi wòle
egbe siawo ene. 16 Azɔ Yehowa,
Israel ƒe Mawu, lé nya, si [e]nègblɔ
na fofonye Dawid la me ɖe asi,
esi nègblɔ be: Ne viwòŋutsuwo
lé ŋku ɖe woƒe mɔwo ŋu, eye
wozɔ le nye sewo nu, abe alesi
nèzɔ le ŋkunye me ene la, ekema
wò amesiwo anɔ Israel-fiazikpui
dzi la nu matso o. 17 Eyata Ye-
howa, Israel ƒe Mawu, nɔ nya, si
nègblɔ na wò dɔla Dawid la dzi.
18 Elabena nyateƒee Mawu anɔ
amegbetɔwo gbɔ le anyigba dzia?
Kpɔ ɖa, dziƒowo kple dziƒowo ƒe
dziƒowo melolo na wò o, ʋuu keke
xɔ sia, si metu o![f] 19 Trɔ ɖe wò
dɔla ƒe gbedododa kple kokoƒoƒo
ŋu, Yehowa, nye Mawu, ne nase
eƒe ɣli kple wò dɔla ƒe gbe, si
wòdo ɖa le ŋkuwò me. 20 Ne wò
ŋkuwo nanɔ ʋuʋu ɖe xɔ sia ŋu
zã kple keli ɖe teƒe, si ŋu [g]nè-
gblɔ le be, yeatsɔ yeƒe ŋkɔ aɖo
la ŋu, eye nase gbe, si wò dɔla
ado ɖa le teƒe sia. 21 Eye ɖo to
koko, si wò dɔla kple wò dukɔ
Israel aƒo le teƒe sia, eye nasee
le nɔwòƒe le dziƒo; ne èsee la,
ekema tsɔe ke!
22 Ne amea ɖe wɔ nuvɔ̃ ɖeeha-
vi ŋu, eye [i]wòbia atam tso esi, be
wòaka, eye wòva ka atam la le
wò vɔsamlekpui ŋgɔ le aƒewò me
la, 23 ekema nasee le dziƒo, eye
nadrɔ̃e na wò dɔlawo ahabu fɔ
vodala, eye nana eƒe nuwɔwɔ na-
va eƒe ta dzi; ke natso afia na
nya dzɔdzɔe tɔ, eye nawɔ nɛ le
eƒe dzɔdzɔenyenye nu!
24 Ne [k]futɔwo si wò dukɔ Is-
rael, le esi wowɔ nuvɔ̃ ɖe ŋuwò
ta, eye wotrɔ ɖe ŋuwò heʋu wò
ŋkɔ me, wodo gbe ɖa heƒo koko
na wò le aƒe sia me la, 25 eke-
ma nasee le dziƒo, eye natsɔ wò
dukɔ Israel ƒe nuvɔ̃wo ake wo,
eye nagakplɔ wo ava anyigba, si

nètsɔ na wo kple wo fofowo la
dzi!
26 Ne [a]dzifo nu xe, eye tsi me-
gale dzadzam o, le esi wowɔ nuvɔ̃
ɖe ŋuwò ta, eye wodo gbe ɖa le
teƒe sia heʋu wò ŋkɔ me, eye
woɖe asi le woƒe nuvɔ̃wo ŋu, le
esi nèbɔbɔ wo ɖe anyi ta la, 27
ekema nasee le dzifo, eye natsɔ
wò dɔlawo kple wò dukɔ Israel
ƒe nuvɔ̃wo ake wo, eye nafia mɔ
nyui, si dzi woazɔ la wo, eye nana
tsi nadza ɖe wò anyigba, si nè-
tsɔ na wò dukɔ wònye woƒe do-
menyinu la dzi!
28 Ne dɔwuame va anyigba dzi,
eɖanye dɔvɔ̃ alo bliwo dze heteku
o, nukuwo hlɔ̃ alo ʋetsuviwo kple
ŋɔwo va o, ne woƒe futɔwo xaxa
wo ɖe woƒe duwo me le anyigba
dzi, eɖanye fuɖenamea ɖe alo dɔ-
léléa ɖe o, 29 eye amea ɖe alo
Israel-dukɔ blibo la dze si eƒe fu-
ɖename kple veve la, eye wòke
eƒe abɔwo me ɖo ɖe xɔ sia dzi
la, 30 ekema nasee le nɔwòƒe le
dzifo, eye natsɔe ake, eye naɖo
eteƒe na amesiame le eƒe zɔzɔ-
mewo katã nu, abe alesi nènya
eƒe dzii ene, elabena [e]wò ɖeka
koe nya amegbetɔviwo ƒe dzi, 31
ne woavɔ̃ wò, eye woazɔ wò mɔ-
wo dzi ŋkeke, siwo katã wole agbe
le anyigba, si nètsɔ na mía fofo-
wo la dzi. 32 Ne du bubu me tɔ hã,
amesi metso wò dukɔ Israel do-
me o, ke boŋ anyigba didia ɖe
dzi wòtso va le wò ŋkɔ gã, wò
asi sesẽ kple wò abɔ, si nèdo ɖe
dzi ta, eye wòva do gbe ɖa le aƒe
sia me la, 33 ekema nasee le nɔ-
wòƒe le dzifo, eye nawɔ nusiwo
katã ŋuti du bubu me tɔ la le yɔ-
wòm ɖo la, ne anyigba dzi du-
kɔwo katã nadze si wò ŋkɔ, eye
woavɔ̃ wò abe wò dukɔ Israel
ene, eye woadze sii bena, wò ŋkɔ
woyɔ ɖe xɔ sia, si metu la ŋu!
34 Ne wò dukɔ ho aʋa ɖe woƒe
futɔwo ŋu le mɔ, si dzi nèdɔ wo
ɖo, eye [l]woado gbe ɖa na wò aɖo
ɖe du sia, si nètia, kple xɔ, si me-
tu na wò ŋkɔ dzi la, 35 ekema
nase woƒe gbedodoɖa kple koko-
ƒoƒo le dzifo, eye natso na wo.
36 Ne wowɔ nuvɔ̃ ɖe ŋuwò, –
elabena amegbetɔa ɖeke megbea
nuvɔ̃wɔwɔ o – eye nèdo dɔme-
dzoe ɖe wo ŋu hetsɔ wo ɖe asi

[a] Mo. V. 28, 22. 24.
[b] Dan. 9, 5.
[d] Ps. 132, 8. 9.
[e] Krou. I. 29, 17; Ps. 7, 10.
[f] Sam. II. 7, 13.
[g] Mo. III. 9, 24; Fia. I. 18, 38.
[h] Mo. II. 40, 34.
[i] 5, 13; Ps. 136.
[k] kp. 4–10 kpɔ Fia. I. 8, 62-66.
[l] Dan. 6, 11.

na futɔwo, eye woɖe aboyo wo yi
woƒe anyigba dzi, eɖanye kpuiƒe
alo didiƒe o, 37 eye woyi ta me le
anyigba, si dzi woɖe aboyo wo
yi, eye wotrɔ heƒo koko na wò le
anyigba, si dzi woɖe aboyo wo
yi la dzi, hegblɔ bena: [b]Míewɔ
nuvɔ̃, míeɖa vo, eye míewɔ nu
vlo, 38 eye wotrɔ ɖe ŋuwò kple
woƒe dzi blibo kple luʋɔ blibo
le anyigba, si dzi woɖe aboyo wo
yii, eye woado gbe ɖa aɖo ɖe
anyigba, si nètsɔ na wo fofowo,
kple du, si nètia, kpakple xɔ, si
metu na wò ŋkɔ dzi la, 39 eke-
ma nase woƒe gbedodoɖa kple ko-
koƒoƒo le nɔwòƒe le dzifo, eye na-
tso na wo, eye tsɔ nuvɔ̃, si wo-
wɔ ɖe ŋuwò la, ke wò dukɔ la.
40 Azɔ nye Mawu, wò ŋkuwo ne-
nɔ ʋuʋu, eye wò towo nenɔ te
ɖe gbe, si woado ɖa le teƒe sia
la ŋu. 41 Eyata Yehowa Mawu,
mia kple wò ŋusẽ ƒe aɖaka la mi-
tso, ne miayi ɖe wò gbɔɖemeƒe
la! Yehowa Mawu, wò nunɔlawo
naɖo xɔxɔ, eye wò ame dzɔdzɔe-
wo nakpɔ dzidzɔ le nu nyuiwo
ŋu![d] 42 Yehowa Mawu, megagbe
wò amesiamina la ƒe ŋku me o,
eye naɖo ŋku wò [f]dɔla Dawid ƒe
amenuveve la dzi!

Wowu gbedoxɔ ŋu koko nu.

7. Esi Salomo do gbe ɖa vɔ la,
[g]dzo tso dzifo va fiã nume-
vɔsawo kple akpedavɔsawo, eye
Yehowa ƒe [h]ŋutikɔkɔe yɔ xɔ la.
2 Eye nunɔlawo mete ŋu yi ɖe
Yehowa ƒe xɔ la me o, elabena
Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe yɔ Yehowa
ƒe xɔ la. 3 Israel-viwo katã kpɔ,
alesi dzo la ɖi ɖe anyi kple Ye-
howa ƒe ŋutikɔkɔe le xɔ la dzi,
tete wobɔbɔ hede ta agu ɖe kpe-
nyigba la dzi, eye wodo gbe ɖa
heɖa akpe na Yehowa, elabena
[i]eƒe dɔme nyo, eye eƒe amenu-
veve li tegbee.
4 [k]Eye fia la kple dukɔ la tsɔ
lãwo sa vɔe le Yehowa ŋku me.
5 Fia Salomo tsɔ nyi akpe blave
vɔ eve kple alẽ akpe alafa ɖe-
ka blave sa vɔe. Ale fia la kple
dukɔ blibo la kɔ Mawu ƒe xɔ la
ŋu enye si. 6 Nunɔlawo tsi tre
ɖe wo nɔƒe, eye Lewi-viwo lé Ye-
howa ƒe hadzinu, siwo fia Dawid
na wowɔ la, ɖe asi, ne woatsɔ

Dawid ƒe kafukafuha ada akpe
na Yehowa, elabena eƒe amenu-
veve li tegbee; nunɔlawo tsi tre
ɖe wo kasa le kpẽwo kum, eye
Israel blibo la le tsitrenu. 7 Eye
Salomo kɔ xɔxɔnu emetɔ, si le
Yehowa ƒe xɔ ŋgɔ la ŋu, eye wò-
tsɔ numevɔ kple akpedavɔsalã ƒe
amiwo sa vɔe le afima, elabena
akɔblivɔsamlekpui, si Salomo ɖi
la, metu numevɔsa, nuɖuvɔsa kple
amiawo nu o. 8 Eye Salomo
kple Israel blibo la ɖu ŋkeke-
nyuie la ɣemaɣi ŋkeke adre; ame-
ha gãa ɖe va tso Xamat vaseɖe
Egipte-tɔʋu la nu. 9 Ŋkeke enyi-
lia enye ŋkekenyuie ƒe takpegbe,
elabena [d]wokɔ vɔsamlekpui la ŋu
ŋkeke adre, eye woɖu ŋkekenyuie
la ŋkeke adre. 10 Le ɖzinu adre-
lia ƒe ŋkeke blave vɔ etɔ̃lia dzi
la edo mɔ dukɔ la woyi woƒe
agbadɔwo me kple dzidzɔ, eye
woƒe dzi dze eme le nu nyui, si
Yehowa wɔ na Dawid kple Salo-
mo kpakple eƒe dukɔ Israel la
ŋuti.

Mawu ɖe eɖokui fia zi evelia.

11 [f]Esi Salomo wu Yehowa ƒe
xɔ kple fia ƒe xɔ nu vɔ la, — nu-
sianu, si Salomo ɖo ɖe ta me le
Yehowa ƒe aƒe kple eya ŋutɔ ƒe
aƒe ŋu la, ewɔe dedie — 12 Ye-
howa ɖe eɖokui fia Salomo le zã
me gblɔ nɛ bena: Mese wò gbe-
ɖoɖoɖa, eye metia [h]teƒe sia wɔ
nye vɔsaƒe. 13 Ne mexe dziƒo nu,
eye tsi megale dzadzam o, ne me-
dɔ ʋetsuviwo ɖa, be woaɖu anyi-
gba la, ne meɖo dɔvɔ̃ ɖe nye dukɔ
la dome, 14 eye nye dukɔ, si ŋu
woyɔ nye ŋkɔ ɖo la, bɔbɔ eɖo-
kui, wodo gbe ɖa, eye wodi nye
ŋku me, eye woɖe asi le woƒe mɔ
vɔ̃wo ŋu la, ekema masee le dziƒo,
eye matsɔ woƒe nuvɔ̃wo ake wo,
eye mayɔ dɔ woƒe anyigba la.
15 Azɔ nye ŋkuwo anɔ ʋuʋu, eye
nye towo anɔ te ɖe gbe, si woaɖo
ɖa le teƒe sia la ŋu.[i] 16 Azɔ me-
tia xɔ sia, eye mekɔ eŋu be, nye
ŋkɔ nanɔ afima tegbee, eye nye
ŋku kple nye dzi nanɔ afima ɣea-
wokatãɣi. 17 Ne èzɔ le ŋkunye
me, abe alesi fofowò Dawid zɔ
ene, eye nèwɔ nusiwo katã ŋuti
meɖe se na wò le la dzi, eye nèlé
nye ɖoɖowo kple nye kɔnuwo me
ɖe asi la, 18 ekema mana wò fia-
ɖuɖu ƒe fiazikpui nali ke, abe alesi
meɖo ŋugbe na fofowò Dawid
[a]gblɔ ene be: Wò amesiwo aɖu
fia ɖe Israel dzi la nu matso o!
19 Ke ne mietrɔ, eye mieɖe asi
le nye ɖoɖo kple nye se, siwo
meɖe asi na mi la ŋu, eye mieyi
ɖasubɔ mawu bubuwo hede ta agu
na wo la, 20 ekema mate wo ɖa
le nye anyigba, si metsɔ na wo la
dzi, eye maɖe xɔ sia, si ŋu mekɔ
hena nye ŋkɔ la ɖa le ŋkunye
me, eye mawɔe wòanye [b]hamelo
kple alɔmeɖenu le dukɔwo katã
dome. 21 Eye ne amesiame va to
xɔ sia, si ŋkɔ nyɔ tsã la ŋuti yina
la, eƒe nu aku, eye wòabia bena:
[c]Nukata Yehowa wɔ anyigba sia
kple xɔ sia ɖo alea? 22 Eye woa-
ɖo ŋu be: Esi wogblẽ Yehowa,
wo fofowo ƒe Mawu, si kplɔ wo
tso Egipte-nyigba dzi la ɖi, eye
woku ɖe mawu bubuwo ŋu, woɖe
ta agu na wo, eye wosubɔ wo la,
eyata wòhe dzɔgbevɔ̃e siawo ka-
tã va wo dzi ɖo.

Salomo tu duwo.

8 [g]Le ƒe blave, siwo Salomo tsɔ
tu Yehowa ƒe xɔ kple eya ŋutɔ
ƒe xɔ megbe la, 2 Salomo gbu-
gbɔ du, siwo Xuram tsɔ nɛ la tso,
eye wòna Israel-viwo nɔ afima.
3 Eye Salomo ho yi ɖaxɔ Xamat-
Zoba. 4 Eye wòtso Tadmor le gbe
dzi kple nudzraɖoƒeɖu, siwo katã
wòtso ɖe Xamat. 5 Etso Dzigbe-
Bet-Xoron kple Anyigbe-Bet-Xo-
ron wonye du sesẽwo, siwo ŋu
woɖo gli ɖo, eye agbo kple ga-
meti le wo nu. 6 Etso Baalat kple
nudzraɖoƒeɖu, siwo katã Salomo
tso, kpakple tasiaɖamwo kple sɔ-
dolawo ƒe duwo katã hekpe ɖe
xɔ, siwo katã Salomo di be, yeatu
ɖe Yerusalem, Libanon kple eƒe
fiaɖuƒe ƒe anyigba bliboa dzi la
ŋuti. 7 Dukɔ, siwo katã kpɔtɔ le
Xititɔwo, Amoritɔwo, Perizitɔwo,
Xiwitɔwo kple Yebusitɔwo dome,
amesiwo metso Israel dome o la,
8 woƒe vi, siwo kpɔtɔ ɖe anyigba
dzi le wo megbe, [k]amesiwo Israel-
viwo metsrɔ̃ gbidigbidi o la, woa-
wo Salomo tsɔ wɔ yakaɖɔwɔla-
woe vaseɖe egbe. 9 Ke Salomo
metsɔ Israel-viwo dometɔa ɖeke
wɔ kluvii ɖe eƒe dɔwɔwɔ ŋu o, ke
boŋ woawo nye eƒe aʋawɔlawo

[a] Sam. II. 7, 12. 16.
[b] Mo. V. 28, 37.
[d] Mo. IV. 7, 10.
[e] Mo. V. 29, 23 v. 26; Yer. 12, 8. 9.
[f] kp. 11-22 kpɔ Fia. I. 9, 1—9.
[g] kpɔ Fia. I. 9, 10—24.
[h] Mo. V. 12, 5.
[i] 6, 40.
[k] Vos. 16, 10.

tatɔwo kple tasiaɖamwo kple sɔ-
dolawo ƒe amegãwo. 10 Fia Sa-
lomo ƒe dɔdzikpɔlawo ƒe amegã-
wo le ame alafa eve kple blaatɔ̃,
amesiwo kpɔa dukɔ la dzi. 11 Ke
Salomo kplɔ Farao vinyɔnu la tso
Dawid ƒe du la me yi xɔ, si wòtu
nɛ la me, elabena egblɔ be: Srɔ̃-
nyea ɖeke manɔ Israel-fia Dawid
ƒe me o, elabena kɔkɔeƒe wònye,
le esi Yehowa ƒe aɖaka la va afi-
ma ta.

Ɖoɖo hena mawusubɔsubɔ.

12 [a]Xemaɣi Salomo sa numevɔ
na Yehowa le Yehowa ƒe vɔsa-
mlekpui, si [b]wòɖi ɖe akpata la ŋgɔ
la dzi, 13 eye wòsa vɔ le ŋkeke sia
ŋkeke ƒe kɔa nu, le dzudzɔgbewo,
dzinu yeyewo kple ŋkekenyuiewo
dzi, zi etɔ̃ le ƒe ɖeka me, le abolo
maʋamaʋã ŋkekenyuiewo, le kwa-
siɖawo ŋkekenyuiewo kple agba-
dɔŋkekenyuiewo dzi le Mose ƒe [d]se
la nu. 14 Eɖo [e]nunɔlawo ƒe hawo
woƒe subɔsubɔdɔwo nu, le fofoa
Dawid ƒe ɖoɖo la nu kple Lewi-
viwo woƒe dɔwo nu, ne woakafu,
eye woasubɔ le nunɔlawo gbɔ, le
ŋkeke sia ŋkeke ƒe kɔa nu, kple
agbonudzɔlawo ƒe hawo ɖe agbo
sia agbo nu, elabena alea Mawu ƒe
ame Dawid de se gblɔ. 15 Eye wo-
meɖe ɖeke le fia ƒe se, si wòde ɖe
nunɔlawo, Lewi-viwo kple nuawo
katã kpakple nudzraɖoƒeawo ŋu
la me o. 16 Ale wowɔ Salomo
ƒe dɔ blibo lae tso gbesigbe wo-
ɖo Yehowa ƒe xɔ la gɔme anyi,
vaseɖe esime wowu enu; wowɔ
Yehowa ƒe xɔ la ɖe mii keŋkeŋ.

Ʋuɖoɖo.

17 Xemaɣi Salomo ho yi Ezyon-
Geber kple Elot, le ƒu nu le Edom-
nyigba dzi. 18 Eye Xuram tsɔ
ʋuwo de eƒe dɔlawo si ɖo ɖee
hekpe ɖe ƒu ŋu dɔwɔlawo ŋu, eye
woawo kple Salomo ƒe dɔlawo yi
Ofir ɖatsɔ sika talento alafa ene
blaatɔ̃ tso afima vɛ na fia Salomo.

Fianyɔnu tso Seba va kpɔ Salomo ɖa,
eye wòna nuwoe.

9. [g]Eye esi Seba-fianyɔnu se, ale-
si Salomo ŋkɔ ɖi la, eva Yeru-
salem kple ameha gãa ɖe kple
kposɔ, siwo tsɔ atike ʋeʋẽe, si-
ka geɖe kple kpe xɔasiwo la, be
yeatsɔ adzototo ado Salomo akpɔ,
eye wòva Salomo gbɔ hegblɔ nya,
siwo katã le eƒe dzi me la nɛ.
2 Eye Salomo ɖo eƒe biabiawo
katã ŋu nɛ, biabiaa ɖeke meli, si
Salomo do kpo eŋuɖoɖo nɛ o.
3 Ke esi Seba-fianyɔnu la kpɔ
Salomo ƒe nunya kple xɔ, si wò-
tu, 4 nuɖuɖu, si nɔa eƒe kplɔ̃ dzi,
eƒe dɔlawo ƒe nɔƒewo, eŋu mewo
ƒe subɔsubɔ kple woƒe awuwo, eƒe
ahakulawo kple woƒe awuwo kpa-
kple numevɔ, si wòsana le Yeho-
wa ƒe me la, gbɔgblɔ bu ɖee, 5
eye wògblɔ na fia la bena: Nya-
teƒee nye nya, si mese le nye
anyigba dzi le wò nuwo kple wò
nunya ŋuti; 6 ke nyemexɔ woƒe
nyawo dzi se o, vaseɖe esime me-
va kpɔe kple nye ŋkuwo, eye kpɔ
ɖa, womegblɔ wò nunya gã la ƒe
afã gɔ̃ hã nam o; èƒo nya, siwo
mese la ta. 7 Woayra wò amewo,
woayra wò dɔla, siwo nɔa tsitre
ɖe ŋkuwò me ɖaa, eye wosea wò
nunya la.[f] 8 Woakafu Yehowa,
wò Mawu, amesi ŋu wò nu nyo,
be wòtsɔ wò ɖo eƒe fiazikpui dzi
nènye fia na Yehowa, wò Mawu
la. Esi Mawu lɔ̃ Israel, eye wòna
nɔƒee tegbee la, eyata wòtsɔ wò
ɖo fiae ɖe wo nu, ne nadrɔ̃ ʋɔnu,
eye nawɔ nu dzɔdzɔe. 9 Eye wò-
na sika talento alafa ɖeka blave
kple atike ʋeʋẽe geɖe ŋutɔ kpa-
kple kpe xɔasiwo fia la; womè-
gatsɔ atike ʋeʋẽe vɛ wòde esi
Seba-fianyɔnu la na fia Salomo
la nu kpɔ o. 10 Eye Xuram ƒe
dɔlawo kple Salomo ƒe dɔlawo,
amesiwo tsɔ sika tso Ofir vɛ la, he
papawutiwo kple kpe xɔasiwo vɛ.
11 Eye fia la tsɔ papawutiawo wɔ
adzralawo ɖe Yehowa ƒe xɔ kple
fia ƒe xɔ ŋu, eye wòtsɔ wo wɔ kasa-
ŋkuwo kple saŋkuwo na hadzila-
wo; womekpɔ esia tɔgbe le Yuda-
nyigba dzi kpɔ tsã o. 12 Fia Sa-
lomo hã na nusiwo katã Seba-fia-
nyɔnu la di, eye wòbia lae hekpe
ɖe nusiwo fia la nae le eɖokui si
la ŋu. Emegbe eya kple eƒe dɔ-
lawo gbugbɔ heyi eƒe anyigba dzi.

Salomo ƒe kesinɔnuwo.

13 Sika, si vana na Salomo le
ƒe ɖeka me la ƒe dadame le sika
talento alafa ade kple blaade vɔ
ade; 14 ke womebu esiwo nudzra-
lawo kple asitsalawo hena vɛ la,
ɖe eme o. Arabia-fiawo katã kple

[a] 1, 3–6.
[b] 4, 1.
[d] Mo. IV. 28, 2. 9. 11. 17. 26: 29, 12.
[e] Kron. I. 23–26.
[f] Lu. 10, 23.
[g] kp. 1–28 kpɔ Fia. I. 10, 1–13.

anyigba dzikpɔlawo hā hea sika
kple klosalo vanɛ na Salomo. 15
Eye Salomo tsɔ sika, si woƒo gba-
bɛ la, wɔ akpoxɔnu gāgā alafa
eve, efa sika ƒoƒo sekel alafa ade
ḍe akpoxɔnu ḍeka ŋu. 16 Eyome
wòtsɔ sika, si woƒo gbabɛ la, wɔ
akpoxɔnu ḍagbee alafa etɔ̃, efa
sika sekel alafa etɔ̃ ḍe akpoxɔnu
ḍeka ŋu, eye fia la tsɔ wo ḍa ḍe
Libanon-avexɔ la me. 17 Fia la
tsɔ nyiḍu wɔ fiazikpui gāa ḍe hā,
eye wòfa sika nyuitɔ ḍo eŋu. 18
Atrakpuifɔflɔ ade le fiazikpui laŋu,
eye wòtsɔ sika wɔ afɔḍodzimagoe-
vi ḍe fiazikpui la ŋu; alɔ eve le
anyinɔƒe la ƒe axawo kple eve dzi,
eye dzata eve le tsitre ḍe alɔawo
ƒe axawo dzi. 19 Dzata wuieve
le tsitre ḍe atrakpuifɔflɔ adeawo
ƒe axawo kple eve dzi le afi kple
afi; womewɔ esia tɔgbe le fia-
ḍuƒea ḍeke me kpɔ o. 20 Fia Sa-
lomo ƒe nunonuwo katā nye sika,
eye Libanon-avexɔ ƒe nuwo katā
nye sika nyuitɔ. Le Salomo ŋɔli
la womebu klosalo ḍe nemi me
hā o. 21 Elabena ʋu, siwo dea
Tarsis, siwo me Xuram ƒe dɔla-
wo le la, le fia la si. Ʋuawo gbɔ-
na tso Tarsis ƒe etɔ̃ zi ḍeka, eye
wohea klosalo kple sika, nyiḍu,
kesewo kple atsaxewo vanɛ.
22 Ale fia Salomo ḍo kpo ḍe
anyigba dzi fiawo katā dzi le kesi-
nɔnu kple nunya gome. 23 Eye
anyigba dzi fiawo katā di Salomo
ŋku me, be yewoakpɔ, ne yewoase
eƒe nunya, si Mawu de dzi me nɛ
la. 24 Wo dome ḍesiaḍe hea nu-
nanawo vanɛ nɛ ƒeawo tsyo ƒe,
siwo nye klosalonuwo kple sika-
nuwo, awuwo kple aʋawɔnuwo,
atike ʋeʋẽe, sɔwo kple tedzisɔ-
wo. 25 Tasiaḍam ŋu sɔ [f]akpe ene
le Salomo si hekpe ḍe tasiaḍam-
wo kple sɔdola akpe wuieve ŋu,
eye wòtsɔ wo ḍo tasiaḍamwo ƒe
duwo me kple fia gbɔ le Yerusa-
lem. 26 Eḍu fia ḍe fiawo katā dzi
tso tɔsisi la nu vaseḍe Filistitɔwo
ƒe anyigba dzi kple Egipte-liƒowo
ŋu. 27 Eye fia la na klosalo sɔ
gbɔ abe kpewo ene le Yerusalem,
eye sedertiwo sɔ gbɔ abe gboti,
siwo le tagba ene. 28 Eye wo-
ḍakplɔa sɔwo tsoa Egipte kple
anyigbawo katā dzi vanɛ na Sa-
lomo.

[a] kp. 29-31 kpɔ Fia. I. 11, 41-43.
[b] Fia. I. 11, 29.
[d] Fia. I. 12, 1-19.
[c] Fia. I. 11, 40.
[f] 1, 14—17; Fia. I. 5, 6.

Salomo ku.

29 [a]Salomo ŋutinya susɔeawo,
tsãtɔwo kple megbetɔwo la, wo-
ŋlɔ wo ḍe nyagblɔḍila Natan ŋu-
tinya kple Silotɔ [b]Axiya ƒe nya-
gblɔḍiwo kpakple nukpɔla Yedo
ƒe nya, siwo wògblɔ ḍe Yero-
beam, Nebat vi ŋu la me. 30 Sa-
lomo ḍu fia le Yerusalem ḍe Is-
rael blibo la dzi ƒe blane sɔŋ. 31
Eye Salomo mlɔ fofoawo gbɔ, eye
woḍii ḍe fofoa Dawid ƒe du la me.
eye via Rexabeam zu fia ḍe eteƒe.

Rexabeam zu fia. Fiaḍuƒe la mā ḍe akpa eve me.

10. [d]Eye Rexabeam yi Sixem,
elabena Israel blibo la va Si-
xem, be woatsɔe aḍo fiae. 2 Esi-
me Yerobeam, Nebat vi la, see
la, — elabena ele Egipte, [c]afisi
wòsi le fia Salomo nu yi — Yero-
beam trɔ gbɔ tso Egipte. 3 Eye
woḍɔ ame woḍayɔe vɛ. Tete Ye-
robeam kple Israel blibo la va,
eye woƒo nu kple Rexabeam be-
na: 4 Fofowò na míaƒe kɔkuti la
kpe, eyata ka fofowò ƒe dɔ sesẽ
kple eƒe kɔkuti kpekpe, si wòḍo
mía dzi la, dzi ḍe na mí, ekema
míasubɔ wò. 5 Eḍo ŋu na wo
bena: Miva gbɔnye le ŋkeke etɔ̃
megbe! Eye dukɔ la dzo.
6 Tete fia Rexabeam ḍe aḍaŋu
kple ame tsitsi, siwo nɔ fofoa Sa-
lomo ŋu le eƒe agbenɔɣi, gblɔ be-
na: Aḍaŋu ka miaḍo, be woatsɔ
aḍo ŋu na dukɔ sia? 7 Woḍo ŋu
nɛ bena: Ne èkɔ dɔme ḍe dukɔ
sia ŋu egbea, nèwɔ wo nyuie, eye
nèƒo nu kpli wo nyuie la, ekema
woasubɔ wò ḍaa. 8 Ke egbe ame
tsitsiawo ƒe aḍaŋu, si woḍo nɛ la,
eye wòḍaḍe aḍaŋu kple ḍeka-
kpui, siwo nye ehatiwo, eye wo-
nɔa eŋu la, 9 gblɔ na wo bena:
Aḍaŋu ka miaḍo, ne míatsɔ aḍo
ŋu na dukɔ, si va gblɔ nam bena:
Ka kɔkuti, si fofowò ḍo mía dzi
la dzi ḍe na mí? 10 Tete ḍe-
kakpui, siwo nye ehatiwo la, ḍo
eŋu nɛ bena: Ale naḍo ŋu na du-
kɔ, si va gblɔ na wò bena: Fofo-
wò na míaƒe kɔkuti kpe, eyata
ka edzi ḍe na mí la, ahagblɔ na
wo enye si: Nye asibiḍe kɔtoetɔ
tri wu fofonye ƒe ali. 11 Fofo-
nye tsɔ kɔkuti kpekpe ḍo mia
dzi, ke nye la mana miaƒe kɔkuti
la nakpe ḍe edzi na mi; fofonye

ƒo mi kple atam, ke nye la maƒo
mi kple dziḍegbe!
12 Le ŋkeke etɔ̃agbe la Yero-
beam kple dukɔ blibo la va Re-
xabeam gbɔ, abe alesi fia la gblɔ
bena: Miva gbɔnye le ŋkeke etɔ̃a-
gbe ene. 13 Eye fia la he nya
sesẽ kpli wo. Fia Rexabeam gbe
ame tsitsiawo ƒe aḍaŋu, 14 eye wò-
ƒo nu kpli wo le ḍekakpuiawo ƒe
aḍaŋuḍoḍo nu bena: Fofonye na
miaƒe kɔkuti kpe, ke nye la ma-
na wòakpe ḍe edzi na mi; fofo-
nye ƒo mi kple atam, ke nye la
maƒo mi kple dziḍegbe! 15 Ale
fia la meḍo to dukɔ la o, elabena
Mawue trɔe alea, ne Yehowa na-
wɔ eƒe nya, si [a]wògblɔ to Silotɔ [a] Fia. I. 11, 29. 31.
Axiya dzi na Yerobeam, Nebat
vi la dzi.
16 Esi Israel blibo la kpɔ be-
na, fia la mese yewoƒe gbe o la, du-
kɔ la ḍo ŋu na fia la bena: Gome [b] 13, 9.
ka le Dawid gbɔ na mí, eye do-
menyinu ka le Isai vi la gbɔ na [d] Fia. I. 12, 31.
mí? Israel, amesiame neyi eƒe
agbadɔ me! Azɔ Dawid, kpɔ wò
aƒe gbɔ! Eye Israel blibo la yi
woƒe agbadɔwo me. 17 Ke Re-
xabeam ḍu fia ḍe Israel-vi, siwo
le Yuda-duwo me la dzi. 18 Eye
fia Rexabeam dɔ Hedoram, amesi
le dɔwɔwɔ nu la, ḍo ḍa, ke Israel-
viwo ƒu kpee wòku. Tete fia Re-
xabeam wɔ kaba ḍo tasiaḍam
hesi yi Yerusalem. 19 Ale Israel
ʋu le Dawid ƒe aƒe la gbɔ va-
seḍe egbe.

**Mawu gbe aʋawɔwɔ kple Israel na Rexabeam.**

11. [e]Esi Rexabeam va Yerusalem [e] kp. 1–4 kpɔ Fia.I.12,21-24
la, eƒo Yuda kple Benyamin [f] Sam. I. 16, 6.
ƒe aƒe la nu ƒu, wole aʋawɔla tia-
tia akpe alafa ḍeka kple blanyi,
ne woaḍawɔ aʋa kple Israel, eye
woagbugbɔ fiaḍuƒe la na Rexa-
beam. 2 Tete Yehowa ƒe gbe va
Mawu ƒe ame Semaya gbɔ bena:
3 Gblɔ na Yuda-fia Rexabeam,
Salomo vi, kple Israel blibo, si nye
Yuda kple Benyamin bena: 4 Ale
Yehowa gblɔ esi: Migaho yi ḍa-
wɔ aʋa kple mia nɔviwo o, mia
dome amesiame negbugbɔ yi eƒe
me, elabena gbɔnye nya sia tso!
Tete woḍo to Yehowa ƒe gbe he-
gbugbɔ, eye wodzudzɔ aʋahoho
ḍe Yerobeam ŋu.

**Rexabeam ƒe mɔ̃wo.**

5 Eye Rexabeam nɔ Yerusalem,
eye wòtso du sesẽwo ḍe Yuda.
6 Etso Betlexem, Etam, Tekoa,
7 Bet-Zur, Soxo, Adulam, 8 Gat,
Maresa, Zif, 9 Adorayim, Laxis,
Azeka, 10 Zora, Ayalon kple Xe-
bron, siwo le Yuda kple Benya-
min, wozu du sesẽwo. 11 Ewɔ
mɔ̃ siawo sesĩe, eḍe aʋafiawo ḍo
wo me, eye wòdzra nuḍuḍu, ami
kple wein ḍo ḍe wo me; 12 eda
akpoxɔnuwo kple akplɔwo ḍe du
sia du me, eye wòna wozu du se-
sẽ ŋutɔwo. Yuda kple Benyamin
nye etɔ.
13 Eye nunɔlawo kple Lewi-
viwo, siwo le Israel bliboa la, tso
woƒe anyigbawo katã dzi va egbɔ;
14 elabena Lewi-viwo gblẽ woƒe
duwo kple woƒe anyigbawo ḍi he-
ʋu va Yuda kple Yerusalem, ela-
bena Yerobeam kple viawo [b]nyã
wo, be womaganye nunɔlawo na
Yehowa o. 15 Ke eya ŋutɔ [d]ḍo
nunɔlawo na nuxeƒewo kple azi-
zãwo kpakple nyivi, siwo wòwɔ.
16 Eye amesiwo ƒe dzi le Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, dim la, tso Is-
rael-toawo katã me dze wo yome
va Yerusalem, ne woasa vɔ na
Yehowa, wo fofowo ƒe Mawu la.
17 Woawoe li ke Yuda-fiaḍuƒe la,
eye wodo ŋusẽ Rexabeam, Salo-
mo vi la, ƒe etɔ̃; elabena woto
Dawid kple Salomo ƒe ʋe me ƒe
etɔ̃.

**Rexabeam srɔ̃wo kpakple viwo.**

18 Eye Rexabeam ḍe Maxalat,
Dawid vi Yerimot ƒe vinyɔnu, kple
Abixayil, Isai vi [f]Eliab ƒe vinyɔ-
nu; 19 eya dzi ŋutsuviwo nɛ, si-
wo nye: Yeus, Semarya kple Za-
ham. 20 Eyome wòḍe Absalom
vinyɔnu Maaxa; eya dzi Abiya,
Atai, Ziza kple Selomit nɛ. 21
Eye Rexabeam lɔ̃ Absalom vinyɔ-
nu Maaxa wu srɔ̃awo kple eƒe
ahiãwo katã, elabena eḍe srɔ̃ wuie-
nyi, eye wòḍze ahiã blaade, eye
wòdzi ŋutsuvi blave vɔ enyi kple
nyɔnuvi blaade. 22 Eye Rexa-
beam tsɔ Abiya, Maaxa vi, ḍo ta-
tɔe le nɔviawo dome, elabena edi
be, yeatsɔe aḍo fiae. 23 Eye wò-
ḍze aḍaŋu hemã viawo katã ḍe du
sesẽawo katã me le Yuda kple
Benyamin ƒe anyigbawo katã dzi,

ena nududu wo kpaŋkpaŋ, eye
wòde srɔ̃ gede na wo.[a]

[a] 21, 3.
[b] 6, 20.

Sisak du Rexabeam dzi. Rexabeam ƒe dziɖuɖu ŋkeke mlɔeawo kple ku.

12. [d]Ke esime Rexabeam ƒe fia-
ɖuƒe la li ke, eye ŋusẽ ɖo
eŋu la, eya kple Israel blibo la
gblẽ Yehowa ƒe se la ɖi. 2 Eye
wòva me le fia Rexabeam ƒe ƒe
atɔ̃lia me be, Egipte-fia Sisak ho
ɖe Yerusalem ŋu, le esi womeɖi
anukware na Yehowa o ta; 3 eye
tasiaɖam akpe ɖeka kple alafa eve
kple sɔdola akpe blaade kpakple
aʋakɔ, si mele xexlẽ me o la, kpe
ɖe eŋu tso Egipte, woawo nye:
Lubitɔwo, Sukitɔwo kple Kusitɔ-
wo. 4 Exɔ Yuda-du [f]sesẽwo, eye
wòva keke Yerusalem. 5 Eye nya-
gblɔɖila Semaya va Rexabeam
kple Yuda-amegã, siwo si le Sisak
nu va Yerusalem la gbɔ gblɔ na
wo bena: Ale Yehowa gblɔ esi:
Esi miegblẽm ɖi la, eyata nye hã
metsɔ mi de asi na Sisak. 6 Tete
Israel-amegãwo kple fia la wobɔbɔ
wo ɖokui gblɔ bena: Yehowa tɔ
dzɔ! 7 Eye esi Yehowa kpɔ be,
wobɔbɔ wo ɖokui la, Yehowa ƒe
gbe va Semaya gbɔ gblɔ bena:
Wobɔbɔ wo ɖokui, eyata nyema-
gblẽ wo o, ke boŋ maxɔ na wo
vie, eye nye dɔmedzoe mato Si-
sak dzi ava Yerusalem dzi o; 8
gake woasubɔe, ne woadze si, alesi
nye subɔsubɔ kple anyigba dzi
fiaɖuƒewo ƒe subɔsubɔ le. 9 Tete
Egipte-fia Sisak ho ɖe Yerusalem
ŋu, eye wòlɔ Yehowa ƒe aƒe me
kesinɔnuwo kple fia ƒe aƒe me ke-
sinɔnuwo; nuawo katã wòlɔ hekpe
ɖe sikakpoxɔnu, siwo Salomo wɔ
la ŋuti. 10 Eye fia Rexabeam wɔ
akɔblikpoxɔnuwo ɖe wo teƒe, eye
wòtsɔ wo de fia ŋu asrafo, siwo dzɔa
fia ƒe aƒe mɔnu la ƒe amegã-
wo si. 11 Ne fia la yina ɖe Yeho-
wa ƒe me godoo la, fia ŋu asrafoawo
tsɔa wo, eye wogagbugbɔa wo va
dana ɖe fia ŋu asrafoawo ƒe xɔ me.
12 Esi wòbɔbɔ eɖokui ɖe anyi la,
eyata Yehowa ƒe dɔmedzoe nu fa
ɖe eŋu, eye metsrɔ̃e keŋkeŋ o.
Nyuiwɔwɔ nu metso le Yuda keŋ o.
13 Ale fia Rexabeam li ke eɖo-
kui, eye wòɖu fia le Yerusalem.
Rexabeam xɔ ƒe blane vɔ ɖekɛ,
esime wòzu fia, eye wòɖu fia ƒe

[d] kpɔ Fia. I. 14, 21–31.
[e] 13, 22.
[f] 11, 5–10.
[g] kpɔ Fia. I. 15, 1–8.
[h] Mo. III. 2, 13; Mo. IV. 18, 19.
[i] Fia. I. 12, 28.
[k] 11, 15.

wuiadre le Yerusalem, du, si Ye-
howa tia le Israel-toawo katã me,
be wòatsɔ eƒe [b]ŋkɔ aɖo afima la
me. Dadaa ŋkɔ nye Naama, Amoni-
nyɔnu. 14 Eye wòwɔ nusi nye
vɔ̃, elabena metsɔ eƒe dzi ɖo Ye-
howa didi ŋu o.
15 Rexabeam ŋutinyawo, tsã-
tɔwo kple megbetɔwo la, woŋlɔ
wo ɖe nyagbiɔɖila Semaya kple
nukpɔla [e]Ido ŋutinyawo me. Eye
aʋa nɔ Rexabeam kple Yero-
beam dome ŋkekeawo katã. 16
Eye Rexabeam mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woɖii ɖe Dawid ƒe du la me,
eye vla Abiya zu fia ɖe eteƒe.

Abiya du Yerobeam dzi.

13. [g]Abiya zu fia ɖe Yuda dzi le
Yerobeam ƒe ƒe wuienyilia
me. 2 Eɖu fia le Yerusalem ƒe
etɔ̃, eye daɖaa ŋkɔ nye Mixaya,
Uriel vinyɔnu, tso Gibea. Eye aʋa
nɔ Abiya kple Yerobeam dome.
3 Abiya tsɔ ŋutsu kalẽtɔ tiatia
akpe alafa ene dze aʋa la gɔmee,
eye Yerobeam tsɔ ŋutsu kalẽtɔ
tiatia akpe alafa enyi ɖakpe aʋa
kplii. 4 Eye Abiya tsi tre ɖe Ze-
marayim-to dzi le Efrayim-towo
dome gblɔ bena: Yerobeam kple
Israel blibo la, miɖo tom! 5 Ðe
mienyae bena, Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, tsɔ Israel-fiaɖuƒe la na
Dawid kple viawo, ne wòanye
[h]dzenubabla tegbee oa? 6 Ke Ye-
robeam, Nebat vi, amesi nye Da-
wid vi, Salomo ƒe dɔla tso, eye
wòdze aglã ɖe eƒe aƒetɔ ŋu, 7 eye
yakamewo kple ame ɖigbɔwo ƒo
ta kplii ɖe eŋu, eye wodo dzi tsi
tre ɖe Salomo vi Rexabeam ŋuti;
elabena Rexabeam nye ɖevi, eye
dzi mele eƒo, ne wòanɔ te ɖe wo
nu o. 8 Azɔ miele susum be, ye-
woate ŋu anɔ te ɖe Yehowa ƒe
fiaɖuƒe, si le Dawid viwo si me
la nu, le esi miesɔ gbɔ fũ, eye
[i]sikanyivi, siwo Yerobeam tsɔ wɔ
mawuwo na mi la, le mia gbɔ ŋuti.
9 Ðe menye miawoe nyã Yehowa
ƒe nunɔlawo, siwo nye Aron vi-
wo kple Lewi-viwo, eye mieɖo
nunɔlawo na [k]mia ɖokui abe anyi-
gba dzi dukɔwo ene oa? Ne ame-
siame nya tsɔ nyitsuvi ɖeka kple
agbo adre vɛ, be woaɖo ye la,
ekema wotsɔnɛ ɖoa mawu maɖi-

mawuwo ƒe nunɔlae. 10 Ke mía-
wo la, Yehowa enye mía Mawu,
eye míegblẽe ɖi o; Aron viwo
nye nunɔlawo, amesiwo subɔa Ye-
howa, eye Lewi-viwo le woƒe dɔ-
wo nu; 11 woawoe tɔa dzo nume-
vɔsa na Yehowa ŋdi [b]sia ŋdi kple
fiẽ sia fiẽ, wotsɔa atike ʋeʋẽe
doa dzudzɔe, wodaa abolo ɖe kplɔ̃
dzadzɛ la dzi, eye wosia sikakaɖi-
tiawo ƒe akaɖigbɛawo fiẽ sia fiẽ,
elabena míelé Yehowa, mía Ma-
wu ƒe ɖoɖowo me ɖe asi; ke mia-
wo miegblẽe ɖi. 12 Kpɔ ɖa, Ma-
wu kple eƒe nunɔlawo le mía nu,
eye [d]aseyetsokpẽawo li, be woa-
ku ɖe mia ŋu. Israel-viwo, mi-
gawɔ aʋa kple Yehowa, mia fofo-
wo ƒe Mawu la o, elabena madze
edzi na mi o!

13 Ke Yerobeam na xadelawo
trɔ, ne woaɖadze wo dzi le me-
gbe gome; woawo dze ŋgɔ Yuda,
eye xadelawo le megbe nɛ. 14
Eye esi Yuda trɔ la, kpɔ ɖa, wo-
dze aʋa ɖe eŋu le ŋgɔ kple me-
gbe siaa. Tete wodo ɣli yɔ Yeho-
wa, nunɔlawo le kpẽawo kum, 15
eye Yuda-ŋutsuwo le aʋaɣli dom.
Esi Yuda-ŋutsuwo le aʋaɣli dom
la, Mawu si Yerobeam kple Israel
blibo la le Abiya kple Yuda ŋgɔ.
16 Tete Israel-viwo si le Yuda ŋgɔ,
eye Mawu tsɔ wo de asi na wo.
17 Eye Abiya kple eƒe dukɔ la
si wo vevie ŋutɔ, eye ŋutsu tia-
tia akpe alafa atɔ̃ ku le Israel do-
me. 18 Ale wobɔbɔ Israel-viwo
ɖe anyi ɣemaɣi, ke Yuda kpɔ ŋu-
sẽ, elabena wozio ɖe wo fofowo
ƒe Mawu la ŋu. 19 Abiya ti Ye-
robeam yome, eye wòxɔ eƒe du-
wo, siwo nye: Betel kple eŋu du-
wo, Yesana kple eŋu duwo kpa-
kple Efron kple eŋu duwo. 20
Eye ŋusẽa ɖeke menɔ Yerobeam
ŋu le Abiya ƒe agbenɔɣi o; eye
Yehowa ƒoe wòku.

21 Eye Abiya li ke eɖokui; eɖe
srɔ̃ ewo, eye wòdzi ŋutsuvi blave
vɔ eve kple nyɔnuvi wuiade. 22
Abiya ŋutinya susɔeawo, eƒe zɔ-
zɔme kple eƒe nuƒoƒowo la, woŋlɔ
wo ɖe nyagblɔɖila Ido ƒe [g]ŋuti-
nyagbalẽ me. 23 Eye Abiya mlɔ
fofoawo gbɔ, woɖii ɖe Dawid ƒe
du la me, eye via Asa zu fia ɖe
eteƒe; eya ŋɔli anyigba la kpɔ
gbɔdzɔe ƒe ewo.

[a] kp. 1–4 kpɔ Fia. I. 15, 11. 12.
[b] Mo. IV. 28, 3 v. 8.
[d] Mo. IV. 10, 9.
[e] 15, 15.
[f] Sam. I. 14, 6.
[g] 12, 15.

Asa ɖe trɔ̃subɔsubɔ ɖa, eye wòli ke eɖokui.

14 [a]Eye Asa wɔ nusi nyo, eye
wòdze Yehowa, eƒe Mawu la
ŋu. 2 Eɖe vɔsamlekpui tutɔwo
kple nuxeƒewo ɖa, egbã aƒeliwo,
eye wòlã Aserawo 3 hede se na
Yuda bena, woadi Yehowa, wo fo-
fowo ƒe Mawu la, eye woawɔ eƒe
nuƒiamewo kple eƒe sewo dzi. 4
Eɖe nuxeƒewo kple ɣelegbawo ɖa
le Yuda-duwo katã me, eye fia-
ɖuƒe la kpɔ gbɔdzɔe le ete. 5 Etso
du sesẽwo ɖe Yuda, elabena anyi-
gba la kpɔ gbɔdzɔe, eye mewɔ
aʋaa ɖeke le ƒe siawo me o, ela-
bena [e]Yehowa na eŋuti fa. 6 Eye
wògblɔ na Yuda bena: Mina mía-
gbugbɔ du siawo atso, míaɖo gli
aƒo xlã wo, míatu xɔ tsralawo, eye
míade agbo kple gametiwo wo
nu; anyigba la ŋu vo na mí, ela-
bena míedi Yehowa, mía Mawu
la; esi míedii la, eyata wòna gbɔ-
dzɔe mí godoo. Tete wotso wo,
eye wowɔe de goe dedie. 7 Eye
aʋakɔ nɔ Asa si. Amesiwo tso
Yuda, eye wokpla akpoxɔnu kple
akplɔ la, wole ame akpe alafa etɔ̃,
eye amesiwo tso Benyamin, wo-
kpla akpoxɔnu, eye wodaa da la,
wole ame akpe alafa eve kple
blanyi; amesiawo katã wonye ka-
lẽtɔwo.

Asa ɖu ame yibowo dzi.

8 Eye Kusitɔ Zerax tsɔ aʋawɔla
akpe teƒe akpe kpakple tasiaɖam
alafa etɔ̃ ho aʋa ɖe wo ŋu, eye
wòva keke Maresa ke. 9 Eye Asa
ho yi ɖakpee, eye wodze aʋa ɖe
Zefata-bali la me le Maresa gbɔ.
10 Tete Asa yɔ Yehowa, eƒe Ma-
wu la, gblɔ bena: Yehowa, [f]amea
ɖeke meli kpe ɖe ŋuwò, si axɔ na
ame le ame kako kple ame bels
ƒe aʋawɔwɔ me o. Yehowa, mía
Mawu, xɔ na mí, elabena wòe míe-
de mee, eye le wò ŋkɔ me míeho
aʋa ɖe ame gbogbo siawo ŋu;
Yehowa, wòe nye mía Mawu, eye
amegbetɔa ɖeke mate ŋu axe mɔ
na wò o. 11 Tete Yehowa si Kusi-
tɔwo le Asa kple Yuda ŋgɔ, ale
be Kusitɔwo si. 12 Eye Asa kple
aʋakɔ, si le eŋu la, ti wo yome
vaseɖe Gerar, eye Kusitɔwo tsi
aʋa, ale be wo dometɔa ɖeke me-
tsi agbe o; elabena wotsrɔ̃ le Ye-
howa kple eƒe aʋakɔ la ŋgɔ. Eye
woha nu geɖe ŋutɔ. 13 Wosi du,

siwo katã le Gerar ŋu godoo; ela-
bena Yehowa ƒe vɔvɔ̃ dze wo dzi;
eye woha duawo katã, elabena nu
geɖe le wo me. 14 Wogbã lãha-
wo ƒe agbadɔwo hã, eye wokplɔ
alẽ geɖewo kple kposɔwo dzoe
hegbugbɔ va Yerusalem.

**Asa gadzra mawusubɔsubɔ ɖo, eye wòɖu akpedada-ŋkekenyuie le dzi, si wòɖu la ŋuti.**

15. Eye Mawu ƒe gbɔgbɔ va Azar-
ya, Obed vi dzi; 2 eye wòyi
ɖakpe Asa gblɔ nɛ bena: Asa kple
Yuda blibo la kpakple Benyamin,
miɖo tom! Yehowa nɔ kpli mi,
elabena mienɔ eŋu. Ne miedii la,
ana be, miakpɔe; ke ne miegblẽe
ɖi la, eya hã agblẽ mi ɖi. 3 Ŋkeke
nanewo va yi, le esiwo me Mawu
vavã la kple nunɔlawo, siwo nye
nufialawo, kpakple sea ɖeke menɔ
Israel si o.[e] 4 Ke esi woɖo xaxa me
la, wotrɔ ɖe Yehowa, Israel ƒe Ma-
wu la ŋu, eye esi wodii la, ena
wokpɔe.[f] 5 Le ɣemaɣi la ŋutifa-
faa ɖeke menɔ anyi na amesiwo
doa go kple amesiwo gbɔna la o,
elabena ŋɔdzi gãa ɖe va anyigba
dzi nɔlawo katã dzi. 6 Dukɔ kple
dukɔ kpe, eye du kple du kpe,
elabena Mawu tsɔ hiã vovovowo
do ŋɔdzi na wo.[g] 7 Ke miawo milé
dzi ɖe ƒo, eye miaƒe asi megado
agblɔ o; elabena fetu li na miaƒe
dɔwɔwɔ la![i]
8 Ke esi Asa se nyagblɔɖila
Obed ƒe nya siawo kple eƒe nya-
gblɔɖiawo la, dzi ɖo eƒo, eye wò-
ɖe ŋunyɔnuwo ɖa tso Yuda-nyi-
gba blibo la dzi kple Benyamin
kpakple du, siwo woxɔ ɖe Efra-
yim-to dzi la me, eɖɔ Yehowa ƒe
vɔsamlekpui, si le Yehowa ƒe akpa-
ta nu la ɖo, 9 eye wòƒo Yuda blibo
la kple Benyamin kpakple ame-
siwo tso Efrayim, Manase kple
Simeon va dze egbɔ la nu ƒu, ela-
bena ame geɖewo tso Israel va
ɖe edzi, esime wokpɔ be, Yehowa,
eƒe Mawu la, li kplii. 10 Eye wova
kpe ta ɖe Yerusalem le Asa ƒe
dziɖuɖu ƒe ƒe wuiatɔ̃lia me le dzi-
nu etɔ̃lia dzi. 11 Wotsɔ aboyonu,
siwo wotsɔ gbɔe la ƒe ɖewo sa
vɔe gbemagbe na Yehowa: nyi
alafa adre kple alẽ akpe adre.
12 Eye woge ɖe nubabla me, be
yewoadi Yehowa, yewo fofowo ƒe
Mawu la, tso dzi blibo kple luʋɔ
blibo me.[a] 13 Amesiame, si ke
medi Yehowa, Israel ƒe Mawu o
la, woawui, tso ɖeviwo dzi vaseɖe
ame tsitsiwo dzi, eɖanye ŋutsu
alo nyɔnu o. 14 Tete wodo ɣli
sesie, eye wotso aseye, eye woku
kpẽwo kple lãdzowo heka atam
na Yehowa. 15 Yuda blibo la kpɔ
dzidzɔ le atamkaka la ŋu, elabena
wokae tso dzi blibo me. Wodii
kple woƒe lɔlɔ̃nu blibo, eye wòna
wokpɔe, eye [b]Yehowa na gbɔdzɔe
wo godoo va kpe.
16 [d]Eye fia Asa ɖe dadaa Maa-
xa hã ɖa, be magaɖu dzi o, ela-
bena ewɔ legba na Asera. Asa
mũ legba la, eye wògbãe ɖatɔ
dzoe ɖe Kidron-bali la me. 17 Ke
womeɖe nuxeƒewo ɖa le Israel o;
gake Asa ƒe dzi nɔ blibo le eƒe
agbe me ŋkekewo katã me. 18
Eye wòtsɔ fofoa ƒe nu kɔkɔewo
kple eya ŋutɔ ƒe nu kɔkɔewo, si-
wo nye klosalo kple sika kpakple
ŋudɔwɔnuawo, yi Mawu ƒe aƒe la
me. 19 Eye aʋaa ɖeke medzɔ
kpɔ o, vaseɖe Asa ƒe dziɖuɖu ƒe
ƒe blaetɔ̃ vɔ atɔ̃lia me.

**Baesa ho aʋa ɖe Asa ŋuti, eye wòwɔ nuvɔ̃ ɖe Mawu kple eƒe nyagblɔɖila ŋuti.**

16. [h]Le Asa ƒe dziɖuɖu ƒe ƒe blae-
tɔ̃ vɔ adelia me la Israel-fia
Baesa ho ɖe Yuda ŋu, eye wòtso
Rama, ne woana be, Yuda-fia Asa ƒe
amea ɖeke magado alo agbɔ o. 2
Tete Asa tsɔ klosalo kple sika le
Yehowa ƒe aƒe kple fia ƒe aƒe ƒe
nudzraɖoƒe ɖo ɖe Aram-fia Ben-
Hadad, amesi le Damasko bena:
3 Nubabla le mía kpli wò, fofo-
nye kple fofowò dome; kpɔ ɖa,
mele klosalo kple sika ɖom ɖe
wò, be natu nubabla, si le mía kple
Israel-fia Baesa dome la, ne wòa-
dzo le gbɔnye. 4 Tete Ben-Ha-
dad se fia Asa ƒe gbe, eye wòɖɔ
eƒe aʋafiawo ɖo ɖe Israel-duwo
me, eye wosi Yion, Dan kple Abel-
Mayim kpakple Naftali ƒe nudzra-
ɖoƒeduwo katã. 5 Eye esi Baesa
see la, edzudzɔ Rama tsotso, eye
wòtasi eƒe dɔ la. 6 Eye fia Asa
kplɔ Yuda blibo la woɖafɔ kpe
kple ati, siwo Baesa tsɔ le Rama
tsomi la, eye wotsɔ wo tso Geba
kple Mizpa.
7 Tete nukpɔla Xanani va Yuda-
fia Asa gbɔ ɣemaɣi gblɔ nɛ be-

[a] Yos. 24, 25.
[b] 14, 5. 6; 20, 30.
[d] kp. 16–18 kpɔ Fia. I. 15, 13–16.
[e] Hos. 3, 4.
[f] Yer. 29, 13. 14.
[g] Lu. 21, 10.
[h] kp. 1–6 kpɔ Fia. I. 15, 16 v. 22.
[i] Kor. I. 15, 58.

na: Esi ᵃnède me Aram-fia, eye a Yer. 17, 5.
mède me Yehowa, wò Mawu o la,
eyata Aram-fia ƒe aʋakɔ ge le asi-
wò me. 8 Alo ɖe Kusitɔwo kple
Lubitɔwo menye aʋakɔ gãa ɖe
hekpe ɖe tasiaɖamwo kple sɔdo-
lawo ŋu kpaŋkpaŋ oa? Ke esi
nède me Yehowa la, ɖe nyemetsɔ
wo de asi na wò oa?ᵇ 9 Elabena b 14, 8—12.
Yehowa ƒe ŋku kpɔa anyigba bli-
bo la dzi, eye wòdoa ŋusẽ ame-
siwo ku ɖe eŋu kple woƒe dzi
blibo. Ewɔ bometsinu; eyata tso
fifi la aʋa anɔ dowòme. 10 Tete
dzi ku Asa ɖe nukpɔla la ŋu, eye
ᵈwòtsɔe de gaxɔ me, elabena dɔ- d 18, 26; Mat. 14, 3.
me vee ɖe eŋu le nya la ta. Eye
Asa sẽ ŋuta le dukɔ la dometɔa
ɖewo ŋu ɣemaɣi. e Fia. 1. 5, 1.

Asa ku.

11 ᶠAsa ŋutinya susɔeawo, tsã- f kp. 11-14 kpɔ Fia. 1. 15, 23. 24.
tɔwo kple megbetɔwo la, wo-
ŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo kple Israel-
fiawo ƒe agbalẽ me. 12 Eye Asa
dze dɔ ɖe afɔ le eƒe dziɖuɖu ƒe
ƒe blaetɔ̃ vɔ asiekelia me, eye dɔ
la do gã ɖe edzi; ke mebia gbe
Yehowa se le eƒe dɔléle la me o,
negbe atikewɔlawo ko. 13 Eye
Asa mlɔ fofoawo gbɔ; eku le eƒe
fiaɖuɖu ƒe ƒe blane vɔ ɖekɛlia me.
14 Eye woɖii ɖe eƒe yɔdo, si wò-
ɖe ɖe Dawid ƒe dua me la me;
wotsɔe mlɔ aba, si dzi wotsɔ atike
ʋeʋẽe vovovo, siwo atikeɖala ve-
viwo tɔtɔ, da ɖo la dzi, eye ᵍwo- g 21, 19; Yer. 34, 5.
do dzo gãa ɖe nɛ eteƒe mekɔ o.

Yosafat ƒe dziɖuɖu nyui.

17. Eye via Yosafat zu fia ɖe
eteƒe, eye wòglã eɖokui ɖe
Israel ŋu.ʰ 2 Eɖe asrafowo ɖo h Fia. 1. 15, 24.
Yuda-du sesẽwo katã me, eye wò-
ɖe amewo ɖo Yuda-nyigba dzi
kple Efrayim-du, siwo fofoa Asa
xɔ la me. 3 Eye Yehowa nɔ kple
Yosafat, elabena ezɔ fofoa Dawid
ƒe mɔ tsãtɔwo dzi, eye mebia Baal
ta se o; 4 ke boŋ ebia fofoa ƒe
Mawu la ta se, ezɔ le eƒe sewo
nu, eye mewɔ Israel ƒe nuwɔwɔ
o. 5 Eyata Yehowa li ke fiaɖuƒe i kpɔ Fia. 1. 22.
la ɖe esi me, eye Yuda blibo la k 17, 5.
tsɔ nunanawo na Yosafat, ale be
ˡkesinɔnu kple bubu siaa su esi. l 18, 1.
6 Eye esi dzi ɖo eƒo le Yehowa
ƒe mɔwo dzi la, eɖe nuxeƒewo
kple Aserawo ɖa le Yuda.
7 Le eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe etɔ̃lia me
la edɔ eƒe amegãwo: Ben-Xayil,
Obadya, Zaxarya, Netaneel kple
Mixaya ɖa, ne woaɖafia nu le Yu-
da-duwo me; 8 eye Semaya, Ne-
tanya, Zebadya, Asahel, Semira-
mot, Yonatan, Adoniya, Tobiya
kple Tob-Adoniya, amesiwo nye
Lewi-viwo kpakple nunɔla Eli-
sama kple Yoram kpe ɖe wo ŋu.
9 Wotsɔ Yehowa ƒe segbalẽ la ɖe
asi, eye wofia nu le Yuda; wotsa
le Yuda-duwo katã me, eye wo-
fia nu dukɔ la.
10 Tete Yehowa ƒe ŋɔdzi dze
anyigba dzi fiaɖuƒe, siwo katã ƒo
xlã Yuda godoo la dzi, ale be wo-
mewɔ aʋaa ɖeke kple Yosafat o.
11 Filistitɔwo dometɔa ɖewo tsɔ
ᵉnunanawo kple klosalo geɖe vɛ
na Yosafat, eye Arabiatɔwo hã tsɔ
agbo akpe adre kple alafa adre
kpakple gbɔ̃tsu akpe adre kple
alafa adre vɛ nɛ. 12 Eye Yosa-
fat le gã zum ɖe dzi ɖaa ŋutɔ, etu
mɔ̃wo, eye wòtso nudzraɖoƒedu-
wo ɖe Yuda. 13 Edzra nuɖuɖu
geɖe ɖo ɖe Yuda-duwo me, eye
ŋutsu aʋawɔla kalẽtɔwo le esi le
Yerusalem. 14 Woƒe amesiwo wo-
tia xlẽ la, wonye esi le woƒe afe-
kɔwo nu: Ame akpewo ƒe tatɔ,
siwo tso Yuda, wonye: Amegã Ad-
na, ŋutsu kalẽtɔ akpe alafa etɔ̃
le eŋu; 15 amesi kpe ɖe eŋu, enye
amegã Yoxanan, ame akpe alafa
eve blanyi le eŋu; 16 eye amesi
kpe ɖe eŋu, enye Amasya, Zixri
vi, amesi tsɔ eɖokui na Yehowa
faa, ŋutsu kalẽtɔ akpe alafa eve le
eŋu. 17 Esiwo tso Benyamin, wo-
nye: Ŋutsu kalẽtɔ Elyada, ame
akpe alafa eve le eŋu, amesiwo
kplaa dati kple akpoxɔnu; 18 ame-
si kpe ɖe eŋu, enye Yozabad, ame
akpe alafa ɖeka kple blanyi le
eŋu, amesiwo bla akpa ɖe aʋa-
wɔ̃wɔ ŋu. 19 Amesiawoe subɔa fia
la hekpe ɖe amesiwo fia la ɖo du
sesẽwo me le Yuda blibo la ŋuti.

Yosafat kple Axab woho aʋa ɖe Asiriatɔwo ŋuti.

18. ⁱAle ᵏkesinɔnu kple bubu su
Yosafat si taŋ, eye wòzu Axab
ƒe to. 2 Le ƒea ɖewo megbe la
eyi Axab gbɔ le Samaria, eye Axab
wu alẽwo kple nyiwo fũ na eya
kple amesiwo kpe ɖe eŋu; eye
wòble enu yi Ramot-Gilead. 3 Is-
rael-fia Axab gblɔ na Yuda-fia

Yosafat bena: Àyi Ramot-Gilead
kplima? Eḍo ŋu nɛ bena: Mele
abe wò ene, eye wò dukɔ le abe
nye dukɔ ene, mayi aʋa la kpli
wò! 4 Ke Yosafat gblɔ na Israel-
fia bena: Bia gbe Yehowa se gbɔ![a]
5 Tete Israel-fia ƒo nyagblɔḍila
alafa ene nu ƒu, eye wògblɔ na
wo bena: Maho aʋa yi Ramot-Gi-
lead loo, alo nyemagayi oa? Woḍo
ŋu bena: Ho yi, Mawu atsɔe ade
asi na fia la! 6 Tete Yosafat gblɔ
bena: Ɖe Yehowa ƒe nyagblɔḍilaa
ḍeke mele afisia, ne miabia nu le
egbɔ oa? 7 Israel-fia ḍo ŋu na
Yosafat bena: Ame ḍeka li, si gbɔ
wobiaa gbe Yehowa le; ke melé
fui, elabena metoa nya nyuia ḍeke
nam le eƒe agbe me ŋkekewo katã
me o, negbe vɔ̃a ko; eya nye Mi-
xa, Yimla vi. Yosafat gblɔ bena:
Fia la meganɔ nu ƒom alea o.
8 Tete Israel-fia yɔ afedzikpɔla
ḍeka gblɔ bena: Yi ḍayɔ Mixa,
Yimla vi vɛ fififi! 9 Eye Israel-
fia kple Yuda-fia Yosafat wo do-
me ḍesiaḍe do fiawu bɔbɔ nɔ eƒe
fiazikpui dzi, eye wobɔbɔ nɔ lu-
gbɔƒe le Samaria-gbo nu, eye nya-
gblɔḍilawo katã le nya gblɔm ḍi
le wo ŋku me. 10 Zedekya, Ke-
naana vi, tsɔ ga wɔ lãdzowo gblɔ
bena: Ale Yehowa gblɔ esi: Esia-
wo natsɔ atu Aramtɔwo, vaseḍe
esime natsrɔ̃ wo avɔ. 11 Eye nya-
gblɔḍilawo katã gblɔ nya ḍi alea
gblɔ bena: Ho yi Ramot-Gilead,
eye adze edzi na wò; elabena Ye-
howa atsɔe ade asi na fia la. 12
Eye dɔla, si yi Mixa yɔ ge la,
gblɔ nɛ bena: Kpɔ ḍa, nyagblɔ-
ḍilawo ƒe gbe sɔ, eye wogblɔ nya
nyui na fia la; eyata wò nya nenɔ
abe wo dome ḍesiaḍe tɔ ene, eye
ƒo nu nyuie! 13 Tete Mixa gblɔ
bena: Meta Yehowa ƒe agbe: Ne
menye nya, si nye Mawu ato nam
la, magblɔ o fĩ!

**Mixa gblɔ tete ḍe anyi ḍi.**

14 Esi wóva fia la gbɔ la, fia la
gblɔ nɛ bena: Mixa, mího aʋa yi
Ramot-Gilead loo, alo mígayi oa?
Eḍo ŋu be: Mìhoyi, adze edzi na mi,
eye woatsɔ wo ade asi na mi! 15
Tete fia la gblɔ nɛ bena: Zi nenie
maka atam na wò be, nato nyateƒe-
sɔŋ ko nam le Yehowa ƒe ŋkɔ mea?
16 Eḍo ŋu be: Mekpɔ Israel blibo
la woka xlẽ ḍe towo dzi abe alẽ,
siwo kplɔlaa ḍeke mele wo nu o
ene; eye Yehowa gblɔ be: Aƒe-
tɔa ḍeke mele amesiawo nu o, wo
dome amesiame negbugbɔ yi eƒe
me faa! 17 Tete Israel-fia gblɔ na
Yosafat bena: Nyemegblɔe na wò
be, metoa nya nyuia ḍeke nam o,
negbe vɔ̃a ko oa? 18 Eye wò-
gblɔ nɛ be: Azɔ se Yehowa ƒe
gbe: Mekpɔ Yehowa wòbɔbɔ nɔ
eƒe fiazikpui dzi, eye dziƒoaʋakɔ
blibo la le tsitre le eƒe ḍusi kple
mia me. 19 Eye Yehowa gblɔ be-
na: Ameka ayi aḍaflu Israel-fia
Axab, ne wòaḍatsi aʋa le Ramot-
Gilead a? Amesi be ale, ame ke-
me be ale. 20 Tete gbɔgbɔa ḍe
do ḍe Yehowa ŋku me gblɔ bena:
Mayi aḍaflui! Yehowa gblɔ nɛ
bena: Aleke nawɔe? 21 Eḍo ŋu
bena: Mayi aḍanye aʋatsogbɔgbɔ
anɔ eƒe nyagblɔḍilawo katã ƒe
nu me. Eye wògblɔ bena: Àte
ŋu aflui vavã. Heyi ḍawɔ alea!
22 Eyata kpɔ ḍa, Yehowa ye de
aʋatsogbɔgbɔ wò nyagblɔḍila sia-
wo nu; elabena Yehowa ḍo dzɔ-
gbevɔ̃e ḍe ŋuwò. 23 Tete [b]Zedek-
ya, Kenaana vi, te va ƒo to me na
Mixa gblɔ bena: Afika Yehowa
ƒe gbɔgbɔ dzo le gbɔnye yi hafi
va ƒo nu kpli wò? 24 Mixa ḍo
ŋu bena: Kpɔ ḍa, àkpɔe le gbe-
sigbe nasi atso xɔ me ayi xɔ me,
be nayla ḍokuiwò! 25 Tete Israel-
fia gblɔ bena: Milé Mixa, ne mia-
kplɔe agbugbɔ ayi dumegã Amon
kple fiavi Yoas gbɔ, 26 eye mìgblɔ
bena: Ale fia la gblɔ esi: [d]Mitsɔ
amesia de gaxɔ me, eye mina abolo
via ḍe koe wòaḍu kple tsi via ḍe
koe, vaseḍe esime matrɔ agbɔ le
ŋutifafa me. 27 Mixa ḍo ŋu be-
na: Ne ètrɔ gbɔ le ŋutifafa me
la, ekema menye Yehowa ye ƒo
nu to dzinye o. Eye wògblɔ be-
na: Mi dukɔwo katã, miele esema?

**Axab ƒe ku.**

28 Tete Israel-fia kple Yuda-fia
Yosafat woho yi Ramot-Gilead.
29 Eye Israel-fia gblɔ na Yosafat
bena: Maḍo li nye awuwo, eye
mayi aʋa la nu, ke wò la wò awu-
wo nenɔ ŋuwò! Eye Israel-fia ḍɔ
li eƒe awuwo heyi aʋa la nu. 30
Ke Aram-fia de se na eƒe tasia-
ḍam-amegãwo gblɔ bena: Miga-
kpe kple ame tsɛ loo alo amegãa
ḍeke o, ke boŋ mikpe kple Israel-

[a] Fia. II. 3, 11.
[b] kp. 10.
[d] 16, 10.

fia ḍeḍe ko! 31 Esi tasiaḍam-ame-
gãwo kpɔ Yosafat la, woḍe to ḍee,
be woakpe kplii, elabena wobu
be, eya nye Israel-fia la. Tete Yo-
safat de asi aƒadodo me; eye Ye-
howa xɔ nɛ, eye Mawu ble wo
dzoe le eŋu. 32 Esi tasiaḍam-
amegãwo kpɔ be, menye Israel-
fia lae o la, wotrɔ dzo le eŋu. 33
Ke ŋutsua ḍe vu eƒe da me heda
ḍe ya me, eye wòte Israel-fia le
gawua kpeƒe. Tete wògblɔ na eƒe
tasiaḍamkplɔla bena: Trɔ, ne na-
kplɔm dzo le aʋa la nu, elabena
mexɔ abi! 34 Aʋa la nu sẽ gbe-
magbe, eye Israel-fia tsi tre ḍe
tasiaḍam la me le Aramtɔwo ka-
sa vaseḍe fiẽ, eye wòku, esime
ɣe ḍo to.

Yehu he to na Yosafat le eƒe ḍekawɔwɔ kple Axab ŋuti. Yehu gaḍo mawusubɔsubɔ vavãtɔ kple nyaḍɔdrɔ̃ anyi.

**19.** Ke Yuda-fia Yosafat gbugbɔ
yi eƒe me le Yerusalem le
ŋutifafa me. 2 Tete nukpɔla Yehu,
Xanani vi, yi ḍakpee, eye wògblɔ
na fia Yosafat bena: Ame vlo ŋu
nèyi ḍakpe ḍoa, eye nèlɔ̃ amesi
lé fu Yehowa a? Le esia ta Ye-
howa ƒe dɔmedzoe va dziwò ḍo.
3 Ke wokpɔ [a]nyuiwɔwɔa ḍewo le
ŋuwò, elabena èḍe Aserawo ḍa le
anyigba la dzi, eye nètsɔ wò dzi
di Mawu.
4 Eye Yosafat nɔ Yerusalem;
emegbe egatsa le dukɔ la dome
tso Beer-Seba vaseḍe Efrayim-to
dzi, eye wòtrɔ wo ḍe Yehowa, wo
fofowo ƒe Mawu la ŋu. 5 Eḍo ʋɔ-
nudrɔ̃lawo Yuda-du sesẽwo katã
me le anyigba la dzi, du sia du
kple etɔ. 6 Eye wògblɔ na ʋɔnu-
drɔ̃lawo bena: Miḍo ŋku anyi le
nusi ke miewɔna la me, elabena
menye amegbetɔwo miedrɔ̃a ʋɔnu
na o, ke boŋ Yehowa ye, eye ele
mia gbɔ le ʋɔnudrɔ̃ƒe la. 7 Eyata
Yehowa ƒe ŋɔdzi nelé mi, eye mi-
kpɔ nyuie le miaƒe nuwɔwɔwo me,
elabena le Yehowa, mia Mawu
gbɔ la, nu madzɔmadzɔ wɔwɔa ḍe-
ke, amedzidedea ḍeke alo zãnu-
xɔxɔa ḍeke meli o![g] 8 Eye Yosa-
fat ḍo Lewi-viwo kple nunɔlawo
kpakple Israel ƒe aƒekɔwo ƒe ta-
tɔwo dometɔa ḍewo Yerusalem hã
ḍe Yehowa ƒe [h]ʋɔnudɔdrɔ̃wo kple
dzrenyawo ŋu. Esi wògbɔ va Ye-
rusalem la, 9 ede se na wo gblɔ

a 17, 3—6.
b 16, 9—16.
d Kron. I. 29, 12.
e 14, 10.
f 6, 28—30.
g Mo. II. 18, 21: Mo. V. 10, 17.
h Mo. V. 17, 8. 9; 19, 17.

bena: Ale miawɔ anukwaretɔe le
Yehowa vɔvɔ̃ me kple miaƒe dzi
blibo la enye si: 10 Ne mia nɔvi,
siwo le woƒe duwo me, he nyaa
ḍe vɛ na mi, hlɔ̃nya alo nufiame-
wo, sewo, ḍoḍowo kple kɔnuwo
ŋu nya la, ekema mixlɔ̃ nu wo, ne
womagaḍi fɔ ḍe Yehowa ŋu, eye
dɔmedzoe nava mia kple mia nɔ-
viwo dzi o; alea miawɔ, ne mia-
gaḍi fɔ o. 11 Kpɔ ḍa, nunɔlagã
Amarya le mia nu ḍe Yehowa ƒe
nyawo katã ŋu, eye Yuda ƒe aƒe
ƒe amegã Zebadya, Ismael vi, li
ḍe fia ƒe nyawo katã ŋu, eye Lewi-
viwo nye dɔnunɔlawo le mia si.
Misẽ ŋu le miaƒe nuwo wɔwo me,
eye Yehowa anɔ kple ame nyui la!

Yosafat ḍu Amonitɔwo kple Moabitɔwo dzi.

**20.** Le esia megbe la Moab-viwo
kple Amon-viwo ho aʋa ḍe
Yosafat ŋu, eye Meunitetɔwo kpe
ḍe wo ŋu. 2 Eye wova gblɔ na Yo-
safat bena: Kpɔ ḍa, ameha gãa ḍe
ho ḍe ŋuwò tso Aram, tso ƒu la
ƒe go keme dzi, eye kpɔ ḍa, wole
Xazezon-Tamar, si nye En-Gedi.
3 Tete Yosafat vɔ̃, eye wòtsɔ eƒe
ŋku ḍo Yehowa didi ŋu, eye wò-
na woḍe gbe ƒã le Yuda blibo la,
be woatsi nu aḍɔ. 4 Eye Yuda va
kpe ta, be woaƒo koko na Yeho-
wa; Yuda-duwo katã me wotso,
be woadi Yehowa.[b] 5 Tete Yosa-
fat va Yuda kple Yerusalem ƒe
takpekpe la me le Yehowa ƒe me
le kpɔ yeye la ŋgɔ 6 gblɔ bena:
Yehowa, mía fofowo ƒe Mawu, ḍe
menye wòe nye Mawu le dziƒo
kple dziḍula ḍe dukɔwo ƒe fiaḍuƒe-
wo katã dzi oa? [d]Asiwò me ŋusẽ
kple kamesesẽ le, eye [e]amea ḍeke
mate ŋu anɔ te ḍe nuwò o. 7 Ɖe
menye wò, mía Mawue, nyã anyi-
gba sia dzi nɔlawo ḍa le wò dukɔ
Israel ŋgɔ, eye nètsɔe na xɔ̃wò
Abraham ƒe dzidzimeviwo tegbee
oa? 8 Wotso aƒe ḍe edzi, eye wotu
kɔkɔeƒe ḍe edzi na wò ŋkɔ la gblɔ
bena: 9 Ne [f]dzɔgbevɔ̃e, yi, tohehe,
dɔvɔ̃ kple dɔwuame va mía dzi,
eye míeva xɔ sia ŋgɔ kple ŋku-
wò me, elabena wò ŋkɔ le xɔ sia
me, eye míeḍo ɣli na wò le míaƒe
xaxa me la, ekema nasee, eye
naḍe mí! 10 Azɔ kpɔ ḍa, Amon-
viwo kple Moab-viwo kpakple
amesiwo le Seir-tɔwo dzi, amesi-

wo [a]dome mèḍe mɔ na Israel, be
woato, esime wotso Egipte o, ke
boŋ wode axa na wo, eye wome-
tsrɔ̃ wo o la, 11 kpɔ ḍa, woawoe
nye esi, be yewoawɔ vɔ̃ ḍe mía
ŋu, eye wova, be yewoanyã mí ḍa
tso wò anyigba, si nètsɔ na mí la
dzi. 12 Mía Mawu, màdrɔ̃ ʋɔnu
wo oa? Elabena ŋusẽa ḍeke mele
mía ŋu ḍe ameha gbogbo sia, si
ho ḍe mía ŋu la ŋuti o. Míenya
nuka wɔ ge míala o, negbe ŋuwò
ko míaƒe ŋku le.
13 Eye Yuda blibo la tsi tre ḍe
Yehowa ŋku me, keke woƒe vi-
dziewo, wo srɔ̃wo kple woƒe vi-
ŋutsuwo ke hã le eme. 14 Tete
Yehowa ƒe gbɔgbɔ dze Yexaziel,
Zaxarya vi, amesi nye Benaya vi,
amesi nye Yeiel vi, amesi nye Ma-
tanya vi la dzi le takpekpe la me;
enye Lewi-vi tso Asaf viwo dome,
15 eye wògblɔ bena: Miƒu to anyi,
mi Yuda blibo la kple Yerusa-
lem-nɔlawo kpakple wò fia Yo-
safat! Ale Yehowa le gbɔgblɔm
na mi enye si: Migavɔ̃ o, eye ame-
ha gã sia megadzi ŋɔ na mi o, ela-
bena [e]aʋa la menye miaƒe nya o,
ke boŋ Mawu tɔe. 16 Etsɔ la miho
ḍe wo ŋu, kpɔ ḍa, woava Haziz-
to dzi mɔ dzi, eye miaƒo go wo le
bali la nu le Yeruel-gbegbe ŋgɔ.
17 Miele asi de ge aʋa la me o,
ke boŋ mitsi tre ḍi, ne miakpɔ,
alesi Yehowa le xɔxɔ ge na mi!
Yuda kple Yerusalem, migavɔ̃ o,
eye dzika megatso mia ƒo o! Etsɔ
la miho ḍe wo ŋu, Yehowa li kpli
mi! 18 Tete Yosafat de ta agu,
eye Yuda blibo la kple Yerusalem-
tɔwo de ta agu ḍe Yehowa ŋku
me, eye wodo gbe ḍa na Yehowa.
19 Eye Lewi-viwo, siwo tso Kehat
viwo kple Korax viwo dome la,
tsi tre, eye wodo ɣli sesĩe kafu
Yehowa, Israel ƒe Mawu la hoo.
20 Eye woƒɔ ŋdi kanya heho ḍo
ta Tekoa-gbe dzi. Esi woho la, Yo-
safat tsi tre ḍi gblɔ bena: Miḍo
tom, mi Yuda kple Yerusalem-tɔ-
wo! Ne [h]miexɔ Yehowa, mia Ma-
wu dzi se la, ekema mianɔ te, eye
ne miexɔ eƒe nyagblɔḍilawo dzi
se la, ekema adze edzi na mi! 21
Tete wòḍo aḍaŋu kple dukɔ la be,
ne woho la, yeaḍo Yehowa ƒe hadzi-
lawo, siwo ḍoa atsyɔ̃ kɔkɔe hedzia
kafukafuha la, akpablalawo ŋgɔ,

[a] Mo. V. 2, 4. 5. 9. 19.
[b] Ps. 106, 1.
[d] Sam. I. 14, 20.
[e] Mo. II. 14, 14.
[f] 15, 16.
[g] kp. 31–21, 1 kpɔ Fia. I. 22, 41–51.
[h] Yes. 28, 16.

eye woanɔ ha dzim be: [b]Mida akpe
na Yehowa, elabena eƒe amenu-
veve li tegbee! 22 Eye wòva me,
esime wode asi aseyetsotso me,
eye wole kafukafuha dzim la, Ye-
howa kplɔ xadelawo ḍe Amon-
viwo kple Moab-viwo kpakple
amesiwo tso Seir-towo dzi, ame-
siwo ho ḍe Yuda ŋu la, eye wowu
wo nɔewo. 23 Tete Amon-viwo
kple Moab-viwo tso ḍe amesiwo
tso Seir-towo dzi la ŋuti, wodza
wo ƒu anyi, eye wotsrɔ̃ wo. Eye
esi wotsrɔ̃ Seir-to dzi nɔlawo vɔ la,
[d]wotsrɔ̃ wo nɔewo. 24 Esi Yuda
va toa ta me le gbea dzi, eye wo-
trɔ ḍe ameha la ŋu la, kpɔ ḍa,
ame kukuwo ḍo baba ḍe anyigba,
eye amea ḍeke mekpɔ:ɔ o. 25 Tete
Yosafat kple eƒe aʋakɔ la va, be
woaha aboyonuawo, eye wokpɔ ke-
sinɔnuwo, awuwo kple nu xɔasiwo
le wo dome fũ; eye woha wo, ale
be wòwu tsɔtsɔ na wo. Ŋkeke etɔ̃
sɔŋ wole aboyonuawo haha dzi,
elabena wosɔ gbɔ ŋutɔ. 26 Le ŋke-
ke eneagbe la wokpe ta ḍe kafu-
kafubali la me, elabena afima wo-
kafu Yehowa le; eyata wona ŋkɔ
teƒe ma be: kafukafubalime vase-
ḍe egbe. 27 Eye Yuda-ŋutsuwo
kple Yerusalem-ŋutsuwo katã trɔ
gbɔ, eye Yosafat le wo nu hegbɔ
va Yerusalem kple dzidzɔ, elabena
Yehowa do dzidzɔ na wo ḍe woƒe
futɔwo ŋu. 28 Eye wogbɔ va Ye-
rusalem hetsɔ saŋkuwo, kasaŋku-
wo kple kpẽwo yi Yehowa ƒe aƒe
la me. 29 Eye Mawu ƒe ŋɔdzi lé
anyigba dzi fiaḍuƒewo katã, esime
wose be, Yehowa wɔ aʋa kple
Israel ƒe futɔwo. 30 Ale Yosafat
ƒe fiaḍuƒe la ŋu fa, elabena [f]Ma-
wu na wokpɔ gbɔdzɔe godoo va
kpe.

Yosafat bla nu kple Axazya.

31 [g]Yosafat ḍu fia ḍe Yuda dzi.
Exɔ ƒe blaetɔ̃ vɔ atɔ̃, esime wòzu
fia, eye wòḍu fia ƒe blave vɔ atɔ̃
le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye
Azuba, Silxi vinyɔnu. 32 Eto fo-
foa Asa ƒe ʋe me, eye megbe nusi
dze Yehowa ŋu la wɔwɔ o. 33 Ke
womeḍe nuxeƒewo ḍa o, eye du-
kɔ la metsɔ woƒe dzi ḍo wo fofo-
wo ƒe Mawu la ŋu haḍe o. 34 Yo-
safat ŋutinya susɔeawo, tsãtɔ-
wo kple megbetɔwo la, woŋlɔ wo
ḍe Yehu, Xanani vi ƒe ŋutinya,

si wotsɔ de Israel-fiawo fe agbalẽ
me la me.
35 Esia megbe la Yuda-fia Yo-
safat bla nu kple Israel-fia [a]Axaz-
ya, amesi nye nu vlo wɔla. 36 Ebla
nu kplii be, yeatu ʋuwo, ne woa-
yi Tarsis, eye wotu ʋuawo le Ez-
yon-Geber. 37 Ke Eliezer, Dodawa
vi, tso Maresa gblɔ nya ɖi na Yo-
safat bena: Esi nèbla nu kple
Axazya la, eyata Yehowa gblẽ wò
dɔwɔwɔ me na wò. Tete ʋuawo
gbã, eye womete ŋu de Tarsis o.

Yoram fe Mawu mavɔ̃mavɔ̃ dzidudu.

21. [b]Eye Yosafat mlɔ fofoawo
gbɔ, eye woɖii ɖe fofoawo
gbɔ le Dawid fe du la me, eye
via Yoram zu fia ɖe etefe.
2 Nɔviaŋutsu, siwo nye Yosafat
viwo, wonye: Azarya, Yexiel, Za-
xarya, Azarya, Mixael kple Sefatya.
Amesiawo katã nye Yuda-fia Yosa
fat fe viwo. 3 Wo fofo na nu geɖe
wo, klosalo kple sika kple nu xɔa-
siwo hekpe ɖe Yuda-du sesẽwo
ŋu, ke etsɔ fiaɖufe la na Yoram,
elabena eya nye ŋgɔgbea. 4 Eye
esi Yoram va ɖo fofoa fe fiaɖufe
la nu, eye wòli ke eɖokui la, etsɔ
yi wu nɔviawo katã kple Israel-
amegãwo dometɔa ɖewo. 5 Yoram
xɔ fe blaetɔ̃ vɔ eve, esime wòzu
fia, eye wòɖu fia fe enyi le Ye-
rusalem. 6 Eye wòto Israel-fiawo
fe ʋe me, abe alesi Axab fe afe
la wɔ ene, elabena eɖe Axab fe
vinyɔnu, eye wòwɔ nusi nye vɔ̃
le Yehowa ŋku me. 7 Ke Yehowa
mebe, yeagblẽ Dawid fe afe la o
le nusi wòbla kple [f]Dawid kple
alesi wòɖo ŋugbe be, yeana [h]aka-
ɖia ɖe eya kple viawo ɖaa la ta.

Edomtɔwo fe megbedede.

8 Le eŋɔli Edom dze aglã ɖe
Yuda fe dziɖuɖu ŋu, eye woɖo fia
na wo ɖokui. 9 Tete Yoram kple
amegãwo ho yi, eye tasiaɖamwo
katã kpe ɖe wo ŋu. Eye wòva me
be, eya kple efe amegãwo tso le
zã me ɖasi Edomtɔ, siwo ɖe to ɖee.
10 Ke Edom dze aglã ɖe Yuda fe
dziɖuɖu ŋu vaseɖe egbe. Eye Lib-
na hã dze aglã ɖe efe dziɖuɖu ŋu
le ɣemaɣi, le esi wògblẽ Yehowa
fofoawo fe Mawu ɖi la ta. 11 Ewɔ
nuxefewo hã ɖe Yuda-towo dzi,
eye wòna Yerusalemtɔwo subɔ
trɔ̃wo, eye wòble Yuda.

[a] Fia. 1. 22, 52 v. 54.
[b] kpɔ Fia. II. 8, 16—19.
[d] 18, 14.
[e] kp. 5.
[f] Sam. II. 7, 12.
[g] 24, 26.
[h] Fia. I. 11, 36; Ps. 132, 17.
[i] kp. 1—6 kpɔ Fia. II. 8, 25 v. 29.

Eliya fe agbalẽ.

12 Tete nyagblɔɖila Eliya ɖo
agbalẽ ɖee bena: Ale Yehowa, fo-
fowò Dawid fe Mawu la, gblɔ esi:
Esi mèto fofowò Yosafat fe ʋe me
o, 13 ke boŋ nèto Israel-fiawo fe
ʋe me, eye nèna Yuda kple Ye-
rusalemtɔwo subɔ trɔ̃wo abe Axab
fe afe ene, eye nèwu nɔviwòwo
hã, amesiwo tso fofowò fe me, eye
wonyo wu wò la, 14 eyata kpɔ ɖa,
Yehowa ahe fuwɔame ava wò du-
kɔ la, viwòwo kple srɔ̃wòwo kpa-
kple wò kesinɔnuwo katã dzi. 15
Ke wò ŋutɔ la àdze dɔ ɖe wò dɔ-
kawo ŋu, eye dɔléle la ana be, na-
nyẽ wò dɔkawo agbadre.

Yoram ku.

16 Eye Yehowa dɔ Filistitɔwo
kple Arabiatɔwo, amesiwo le Ku-
sitɔwo xa la fe gbɔgbɔ ɖe Yoram
ŋu. 17 Eye woho va dze Yuda dzi
helɔ kesinɔnu, siwo katã wokpɔ
le fia fe me la dzoe; wokplɔ via-
wo kple srɔ̃wo hã dzoe, eye vi-
ŋutsua ɖeke mekpɔtɔ ne o, negbe
viawo fe dɔmlɔea Yoaxaz ko. 18
Eye le nusiawo katã megbe la Ye-
howa ɖe fu ne, eye wòdze dɔ vɔ̃-
ɖia ɖe ɖe efe dɔkawo ŋu. 19 Eye
wòva me le ɣeyiɣia ɖewo megbe,
esime fe eve va yi la, dɔléle la
na wònyẽ efe dɔkawo, eye wòse
veve geɖe heku; ke efe dukɔ la
medo dzoa ɖeke ne, [d]abe alesi
wodo dzo na fofoawo ene o. 20
Exɔ fe [e]blaetɔ̃ vɔ eve, esime wò-
zu fia, eye wòɖu fia fe enyi le Ye-
rusalem; eye wòyi, ke efe nu me-
ve amea ɖeke o; woɖii ɖe Dawid
fe du la me, ke [g]menye ɖe fiawo
ɖife o.

Axazya fe dziɖuɖu vɔ̃ kple ku.

22. [i]Eye Yerusalemtɔwo tsɔ efe
dɔmlɔea Axazya ɖo fia ɖe
etefe, elabena adzoha, siwo va
asaɖa me kple Arabiatɔwo, wu xo-
xoetɔwo katã. Ale Yuda-fia Yo-
ram fe vi Axazya zu fia. 2 Axaz-
ya xɔ fe blave vɔ eve, esime wò-
zu fia, eye wòɖu fia fe ɖeka le
Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye Atal-
ya, Omri fe vinyɔnu. 3 Eya hã
to Axab fe afe la ʋe me, elabe-
na dadaa nye efe aɖaŋuɖola le
nu vlo wɔwɔ me. 4 Eye wòwɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me abe
Axab fe afe la ene, elabena woa-

woe nye eƒe aɖaŋuɖolawo le fo-
foa ƒe ku megbe hena eƒe gbe-
gblẽ. 5 Eɖo to woƒe aɖaŋuɖoɖo-
wo, eye wòho aʋa kple Israel-fia
Yoram, Axab vi, yi Ramot-Gilead
ɖe Aram-fia Xazael ŋu; ke Aram-
tɔwo si Yoram. 6 Tete wògbɔ, be
woada gbe le ye ŋu le Yezreel,
elabena wode abi eŋu le Rama,
esime wòwɔ aʋa kple Aram-fia
Xazael. Eye Yuda-fia Axazya, Yo-
ram vi yi, be yeakpɔ Yoram, Axab
vi la ɖa le Yezreel, elabena ele
dɔ lém. 7 Ke Mawue tɔtɔ ta me
na Axazya, be wòayi Yoram gbɔ.
Esi wòva la, eya kple Yoram wo-
ho ɖe Yehu, Nimsi vi, [a]amesi Ye-
howa si ami na, be yeatsrɔ̃ Axab
ƒe aƒe la ŋu. 8 Eye wòva me,
esime Yehu le to hem na Axab
ƒe aƒea la, ekpɔ Yuda-amegãwo
kple Axazya nɔviwo ƒe viwo, ame-
siwo subɔa Axazya la, — eye wò-
wu wo.[b] 9 Edi Axazya, eye wolée,
esime wòɣla ɖe Samaria. Eye wo-
kplɔe va Yehu gbɔ, eye wòna wo-
wui hetsɔ di; elabena wogblɔ be,
eya nye Yosafat, amesi tsɔ eƒe dzi
blibo di Yehowa la ƒe vi. Azɔ
amea ɖeke megale Axazya ƒe me,
amesi ate ŋu aɖu fia o.[d]

Atalya wu ame.

10 [e]Eye esi Axazya dada kpɔ
be, ye vi ku la, etso, eye wòwu Yu-
da ƒe aƒe ƒe fiaƒome blibo la. 11
Tete fia ƒe vinyɔnu Yoseba fi Yoas,
Axazya vi, le fiavi, siwo wu ge
woala la dome, eye wòkplɔ eya
kple eƒe nonala yi abaxɔ me. Ale
fia Yoram ƒe vinyɔnu Yoseba, ame-
si nye nunɔla Yoyada srɔ̃ la, ɣlae
ɖe Atalya, eye mete ŋu wui o, ela-
bena eya nye Axazya nɔvinyɔnu.
12 Eye wòɣla ɖe wo gbɔ le Ma-
wu ƒe aƒe la me ƒe ade, eye Atal-
ya ɖu anyigba la dzi.

Nunɔla Yoyada si ami na Yoas.

23. [f]Ke le ƒe adrelia me la Yo-
yada ɖo dzi hebla nu kple
ame alafawo ƒe tatɔwo, woawo
nye: Azarya, Yeroxam vi, Ismael,
Yoxanan vi, Azarya, Obed vi, Maa-
seya, Adaya vi, kple Elisafat, Zix-
ri vi. 2 Eye wotsa le Yuda godoo
heƒo Lewi-viwo nu ƒu tso Yuda-
duwo katã me kple Israel ƒe aƒe-
kɔwo ƒe tatɔwo nu ƒu, eye wova
Yerusalem. 3 Eye ameha blibo

[a] Fia. I. 19, 16; Fia. II. 9, 6.
[b] Fia. II. 10, 12 v. 14.
[d] Fia. II. 8, 27 v. 29.
[e] kp. 10-12 kpɔ Fia. II. 11, 1-3.
[f] kpɔ Fia. II. 11, 4–12.

la bla nu kple fia la le mawuƒe
me; eye wògblɔ na wo bena: Kpɔ
ɖa, fiavie aɖu fia, abe alesi Yeho-
wa gblɔ ɖe Dawid viwo ŋu ene.
4 Ale miawɔ enye si: Nunɔlawo
kple Lewi-viwo, amesiwo le dɔ
me ɖo ge le dzudzɔgbe dzi la ƒe
akpa etɔ̃lia nadzɔ agbo la nu; 5
akpa etɔ̃liawo ɖeka nanɔ fia ƒe
me, eye akpa etɔ̃liawo ɖeka nanɔ
Yesod-gbo la nu, eye dukɔ blibo
la nanɔ Yehowa ƒe aƒe la ƒe xɔ-
xɔnuwo. 6 Amea ɖeke megava
Yehowa ƒe aƒe la me o, negbe nu-
nɔlawo kple Lewi-vi, siwo le dɔ
wɔm la ko; woawo ko nava, ela-
bena ame kɔkɔewo wonye. Eye
dukɔ blibo la nalé Yehowa ƒe ɖo-
ɖowo me ɖe asi. 7 Lewi-viwo do-
me amesiame nalé eƒe aʋawɔnu
ɖe asi, eye woaɖe to ɖe fia la, ne
amea ɖe va aƒea me la, woawui;
eye minɔ fiá la ŋu, ne eva me
alo wòdo. 8 Eye Lewi-viwo kple
Yuda blibo la wɔ, abe alesi nunɔla
Yoyada de se pɛpɛpɛ ene, eye
amesiame kplɔ eƒe amewo, ame-
siwo ɖo dɔ me le dzudzɔgbe dzi
kple amesiwo do le dɔ me le dzu-
dzɔgbe dzi siaa, elabena nunɔla
Yoyada meɖe asi le amehawo ŋu
o. 9 Eye nunɔla Yoyada tsɔ fia
Dawid ƒe akplɔwo, akpoxɔnu kple
aʋawɔnu, siwo le mawuƒe la me
la, na ame alafawo ƒe amegãwo.
10 Eye wòɖo dukɔ blibo la tso xɔ
la ƒe ɖusi me kpa dzi vaseɖe xɔ la
ƒe mia me kpa dzi heƒo xlã vɔsa-
mlekpui la kple xɔ la, eye woɖe
to ɖe fia la. 11 Tete wokplɔ fiavi
la doe, woɖɔ fiakuku la nɛ, eye
wotsɔ se la de asi nɛ; woɖo fiae,
eye nunɔla Yoyada kple viawo si
ami nɛ, eye wodo ɣli bena: Fia
nenɔ agbe!

Atalya wuwu.

12 Esi Atalya se dukɔ, si nyã
aƒa va le fia la kafum ƒe ɣli la,
eyi ɖe dukɔ la gbɔ le Yehowa ƒe
aƒe la me. 13 Ke esi wòkpɔ be-
na, fia la tsi tre ɖe kɔkɔƒe le mɔ
nu, eye amegãwo kple kpẽkulawo
le fia la gbɔ, dukɔ hahoo la katã
le dzidzɔ kpɔm, eye wole kpẽ kum,
eye hadzilawo tsɔ hadzinuwo le
kafukafuha dzim la, Atalya dze
eƒe awuwo, eye wòdo ɣli bena:
Nugbeɖoɖoe! Nugbeɖoɖoe! 14 Te-
te nunɔla Yoyada de se na ame

alafawo ƒe amegãwo, amesiwo nye
aʋakɔ la kplɔlawo, gblɔ na wo
bena: Mikplɔe to ameawo domee, a Mo. II. 30, 12. 13.
eye ne amea ɖe dze eyome la,
miwui kple yi; elabena nunɔla la
gblɔ be, womawui ɖe Yehowa ƒe
aƒe la me o. 15 Esi wolée va ɖo b 22, 3. 4.
afisi sɔwo tona yia fiaƒe me la,
wowui ɖe afima.

Baal subɔsubɔ gbegblẽ.

16 Eye Yoyada [d]bla nu kple du- d 16, 12.
kɔ blibo la kpakple fia la be, ye-
woanye Yehowa ƒe dukɔ. 17 Tete
dukɔ blibo la ge ɖe Baal-ƒe me,
womũ eƒe vɔsamlekpui ƒu anyi, e kp. 6.
wogbã eƒe legbawo, eye wowu
Baal ƒe nunɔla Matan ɖe vɔsamle-
kpuia ŋgɔ. 18 Eye Yoyada tsɔ
Yehowa ƒe aƒe la me dɔwo ɖe asi
na nunɔlawo kple Lewi-viwo, ame-
siwo me Dawid mã hena Yehowa
ƒe aƒe la, be woasa Yehowa ƒe
numevɔ kple dzidzɔ kpakple [f]ha- f 29, 30.
dzidzi le Dawid ƒe ɖoɖo la nu, abe
alesi woŋlɔe ɖe Mose ƒe se la me
ene. 19 Eɖo agbonudzɔlawo Ye-
howa ƒe aƒe la ƒe agbowo nu, be
ame makɔmakɔa ɖeke magage ɖe
eme o. 20 Tete wòɖe ame alafawo
ƒe amegãwo, dukɔ la ƒe ame ŋku-
tawo kple aƒetɔwo kpakple dukɔ
hahoo la katã, eye wokplɔ fia la
tso Yehowa-ƒe me heto dzigbegbo
la nu yi fiaƒe me, eye wotsɔ fia
la ɖo fiazikpui la dzi. 21 Eye anyi-
gba dzi dukɔ blibo la kpɔ dzidzɔ,
eye du la me fa. Ke wowu Atal-
ya kple yi.

Fia Yoas wɔ kafukafunu.

24. [g]Yoas xɔ ƒe adre, esime wò- g kpɔ Fia. II. 12, 1—18.
zu fia, eye wòɖu fia ƒe bla-
ne le Yerusalem. Dadaa ŋkɔ nye
Zibya tso Beer-Seba. 2 Eye Yoas
wɔ nusi dze Yehowa ŋu le nunɔla
Yoyada ƒe agbenɔɣi katã. 3 Eye
Yoyada ɖe srɔ̃ eve nɛ, eye wòdzi
ŋutsuviwo kple nyɔnuviwo.
4 Le nusiawo megbe la Yoas ɖo
ɖe ta me be, yeaɖɔ Yehowa ƒe aƒe
la ɖo. 5 Eye wòƒo nunɔlawo kple
Lewi-viwo nu ƒu gblɔ na wo be-
na: Miyi Yuda-duwo me, eye mi-
dzɔ ga le Israel blibo la si ƒe sia
ƒe, ne miatsɔ aɖɔ mia Mawu ƒe
aƒe la ɖo. Mitsɔ dzo ɖe nusiawɔwɔ
ŋu! Ke Lewi-viwo metsɔ dzo ɖe
eŋu o. 6 Tete fia la yɔ Yoyada,
si nye tatɔ la, eye wògblɔ nɛ be-
na: Nukaŋuti mèɖi tso Lewi-viwo
si be, woaɖaxɔ Yehowa ƒe dɔla
[a]Mose ƒe adzɔ, si wòɖo na Israel
ƒe ameha la ɖe Mawu ƒe agbadɔ
la ŋu la, tso Yuda kple Yerusa-
lem si oa? 7 Elabena Atalya ba-
ɖa ma ƒe [b]viwo gbã Mawu ƒe aƒe
la, eye wotsɔ Yehowa ƒe aƒe la
ƒe nunana kɔkɔewo katã wɔ Baal
tɔe. 8 Tete fia la ɖe se be, woa-
wɔ aɖakaa ɖe, eye wotsɔe da ɖe
Yehowa ƒe aƒe la ƒe agbo nu le
egodo. 9 Eye wòna woɖe gbe ƒã
le Yuda kple Yerusalem be, woa-
tsɔ Mawu ƒe dɔla [c]Mose ƒe adzɔ,
si wòɖo na Israel le gbe dzi la, vɛ
na Yehowa. 10 Tete amegãwo ka-
tã kple dukɔ blibo la kpɔ dzidzɔ,
eye wotsɔe va kɔ ɖe aɖaka la me,
vaseɖe esime wòyɔ. 11 Ne wo-
kpɔ be, ga la sɔ gbɔ la, ekema
Lewi-viwo tsɔa aɖaka la yia amesi
fia la ɖo la gbɔ, eye fia ƒe agba-
lẽŋlɔla kple nunɔlagã ƒe dɔwɔla
vana, eye wotrɔnɛ le aɖaka la me
gatsɔnɛ ɖadana ɖe eteƒe. Alea
wowɔe gbesiagbe, eye woƒo ga
geɖe nu ƒu. 12 Eye fia la kple
Yoyada wotsɔ wo na Yehowa ƒe
aƒe la ƒe dɔnunɔlawo, eye woda-
tsɔ kpefulawo kple atikpalawo, ne
woaɖɔ Yehowa ƒe aƒe la ɖo hekpe
ɖe gayibɔ- kple akɔblidɔwɔlawo
ŋu, ne woaɖɔ Yehowa ƒe aƒe la
ɖo. 13 Esi dɔnunɔlawo lé dɔa me
la, dɔ la de ŋgɔ to wo si me, eye
wogaɖɔ Mawu ƒe aƒe la ɖo wòɖo
eƒe nɔnɔme, eye wowɔe asi te
eŋu. 14 Ke esi wowɔe vɔ la, wo-
tsɔ ga susɔea na fia la kple Yo-
yada, eye wotsɔe wɔ Yehowa ƒe
aƒe la me nuwo, subɔsubɔdɔwɔnu-
wo kple vɔsanuwo, trewo, sikanu-
wo kple klosalonuwo. Ale wosa
numevɔ le Yehowa ƒe aƒe la me ɖaa
le Yoyada ƒe agbenɔɣi katã. 15
Yoyada tsi, eye agbe tii, eye wò-
ku; exɔ ƒe alafa ɖeka kple blae-
tɔ̃ hafi ku. 16 Eye woɖii ɖe Da-
wid ƒe du la me ɖe fiawo gbɔ,
elabena ewɔ nyui na Israel kple
Mawu kpakple eƒe aƒe la.

Yoas subɔ trɔ̃.

17 Le Yoyada ƒe ku megbe la
Yuda-amegãwo va de ta agu na
fia la, eye fia la ɖo to woƒe gbe.
18 Wogblẽ Yehowa, wo fofowo ƒe
Mawu ƒe aƒe la ɖi, eye wosubɔ
Aserawo kple legbawo. Tete dɔ-

medzoe va Yuda kple Yerusalem
dzi le wofe fɔdiɖi sia ta. 19 Eye
wòɖo nyagblɔɖilawo ɖe wo gbɔ,
be woatrɔ wo ɖe Yehowa ŋu, eye
woxlɔ̃ nu wo, ke womeɖo to o.
20 Eye Mawu fe gbɔgbɔ dze nu-
nɔla Yoyada fe vi Zaxarya dzi,
eye wòtsi tre ɖe dukɔ la ŋku me
gblɔ na wo bena: Ale Mawu gblɔ
esi: Nukaŋuti mieda Yehowa fe
se dzi, ne dzɔgbenyuiea ɖeke ma-
ganɔ mia ŋu o? Esi miegblẽ Ye-
howa ɖi la, eyata eya hã gblẽ mi
ɖi. 21 Tete wobla ɖe eŋu, eye
wofu kpee le Yehowa fe afe fe
xɔxɔnu, le fia la fe sedede nu.[d]
22 Ke fia Yoas meɖo ŋku alesi fo-
foa Yoyada ve enu la dzi o, eye
wòwu via. Eye esi wòle kukum
la, egblɔ be: Yehowa kpɔe, eye
abia eta.

Tohelie na Yoas kple ku.

23 Le fe ɖeka megbe la Aram-
tɔwo fe aʋakɔ ho ɖe eŋu, eye wo-
va Yuda kple Yerusalem, wowu
dukɔ la fe amegãwo katã le dukɔ
la dome, eye woɖo wofe aboyo-
nuwo katã ɖe Damasko-fia. 24
Aramtɔwo va kple aʋakɔ suea ɖe
ko hafi, ke Yehowa tsɔ aʋakɔ gã
ŋutɔ na wo, le esi wogblẽ Yeho-
wa, wo fofowo fe Mawu la ɖi ta.
Eye wohe to na Yoas. 25 Eye esi
wodzo le egbɔ la, — ele dɔ lém
vevie, hafi wogblẽe ɖi, — efe dɔ-
lawo bla ɖe eŋu le hlɔ̃, si wòɖo
ɖe nunɔla Yoyada fe viwo ŋu la
ta; eye wowui ɖe efe aba dzi. Ale
wòku, eye woɖii ɖe Dawid fe du
la me, ke [e]womeɖii ɖe fiawo ɖife
o. 26 Amesiwo bla ɖe eŋu la, wo-
nye esi: Zabad, Amoni-nyɔnu Si-
meat fe vi, kple Yozabad, Moab-
nyɔnu Simri fe vi. 27 Viaŋutsu-
wo kple nya gbogbo, siwo wogblɔ
ɖe eŋu kpakple alesi wògbugbɔ
Mawu fe afe la gɔme ɖo anyi la,
woŋlɔ wo ɖe ŋutinya, siwo le fia-
wo fe agbalẽ me la me. Eye via
Amazya zu fia ɖe etefe.

Amazya zu Yuda-fia.

25. [f]Amazya xɔ fe blave vɔ atɔ̃,
esime wòzu fia, eye wòɖu
fia fe blave vɔ asieke le Yerusa-
lem. Dadaa ŋkɔ nye Yoadan tso
Yerusalem. 2 Ewɔ nusi dze Ye-
howa ŋu, ɖeko menye kple dzi
blibo o. 3 Eye esi fiaɖufe la li

[a] 24, 25.
[b] Mo. V. 24, 16.
[d] Mat. 23, 35; Heb. 11, 37.
[e] 21, 20.
[f] kpɔ Fia. II. 14, 1—20.

ke ɖe esi me la, ewu efe [a]dɔla,
siwo wu fofoa fia la. 4 Ke mewu
wo viwo o, abe alesi Yehowa ɖe
se gblɔ [b]woŋlɔ ɖe Mose fe segba-
lẽa me ene be: Fofowo megaku
ɖe viwo nu o, eye viwo megaku
ɖe fofowo nu o, ke boŋ amesiame
neku ɖe eya ŋutɔ fe nuvɔ̃ ta.
5 Eye Amazya fo Yuda blibo la
kple Benyamin nu fu, eye wòɖo
wo le wofe afekɔwo, le ame akpe-
wo fe amegãwo kple ame alafawo
fe amegãwo nu. Eye wòtia ame-
siwo xɔ fe blave kple edzivɔwo
la xlẽ, wole ame tiatia akpe alafa
etɔ̃, amesiwo ate ŋu aɖe aʋa, eye
woawɔ akplɔ kple akpoxɔnu ŋu ɖɔ.
6 Eye wòtsɔ klosalo talento alafa
ɖeka ɖatsɔ aʋa ŋutsu kalẽtɔ akpe
alafa ɖeka le Israel. 7 Eye Ma-
wu fe amea ɖe va egbɔ gblɔ be-
na: Oo fia, Israel fe aʋakɔ la me-
gayi kpli wò o, elabena Yehowa
meli kple Efrayim-viwo katã, ame-
siwo nye Israel o, 8 ke boŋ wò
ɖeka yi, eye nalé dzi ɖe fo le aʋa
la me; ne menye nenem o la, Ma-
wu ana natsi wò futɔ si, elabena
ŋusẽ le Mawu si, be wòaxɔ na ame,
alo wòana wòatsi. 9 Amazya gblɔ
na Mawu fe ame la bena: Evɔ ta-
lento alafa ɖeka, si metsɔ na Is-
rael fe amehaawo ɖe? Mawu fe
ame la ɖo ŋu bena: Yehowa ana nu
geɖe wò wu esia. 10 Eye Amazya
ɖe ameha, siwo tso Efrayim va
egbɔ la, ɖe vovo, be woayi wo ɖe.
Tete woɖo dɔmedzoe ɖe Yuda ŋu
ŋutɔ, eye wotrɔ yi wo ɖe kple
dziku heliheli.
11 Ke Amazya lé dzi ɖe fo he-
kplɔ efe aʋakɔ la; woho va dzefe
la me, eye wowu Seir-viwo ame
akpe ewo. 12 Yuda-viwo lé ame
akpe ewo agbagbe, eye wokplɔ wo
yi agakpe la ta me, eye wotutu wo
tso agakpea ta me, eye wo katã
gbã yaʋayaʋa. 13 Ke ameha, siwo
Amazya gbugbɔ ɖo ɖa, be woma-
gayi aʋa la kplii o la, yi ɖakaka
ɖe Yuda-duwo me tso Samaria va-
seɖe Bet-Xoron; wowu ame akpe
etɔ̃ le wo dome, eye woha abo-
yonu geɖe.
14 Esime Amazya ɖu Edomtɔwo
dzi, eye wògbɔ la, ehe Seir-viwo
fe mawuwo gbɔe, eye wòli ma-
wuawo na eɖokui; eɖe ta agu
na wo, eye wòɖo dzudzɔ na wo.

15 Tete Yehowa do dɔmedzoe ḍe
Amazya ŋu, eye wòḍo nyagblɔḍi-
laa ḍe ḍee wògblɔ nɛ bena: Nu-
kaŋuti nèle nu biam mawu, siwo
mete ŋu ḍe woƒe dukɔ tso asiwò
me o la? 16 Eye esi wòƒo nu
kplii la, egblɔ nɛ bena: Wòe míe-
tsɔ do fia ƒe aḍaŋuḍolaea? Dzu-
dzɔ, ne menye nenem o la, woaƒo
wò. Eye nyagblɔḍila la dzudzɔ
hegblɔ bena: Menyae be, Mawu
do gbegblẽ ḍe ŋuwò, le esi nèwɔ
nusia, eye mèḍo to nye aḍaŋudo-
do o ta.
17 Eye Yuda-fia Amazya ḍe aḍa-
ŋu heḍo ame ḍe Israel-fia Yoas,
amesi nye Yehu vi Yoaxaz ƒe vi,
be woagblɔ nɛ bena: Va, ne mía-
kpe akɔ kple mía nɔewo kpɔ! 18
Tete Israel-fia Yoas ḍo ame ḍe
Yuda-fia Amazya gblɔ bena: [e]Ŋu-
vegoe, si le Libanon dzi la, dɔ
ame ḍo ḍe sederti, si le Libanon
dzi, gblɔ bena: Tsɔ viwònyɔnu
na vinyeŋutsu. ne wòaḍe. Tete
gbemelã, siwo le Libanon dzi la,
va nyã avuzi le ŋuvegoe la dzi.
19 Ele bubum be: kpɔ ḍa, mesi
Edomtɔwo; eyata dzi ḍo ƒowò, nèle
ḍokuiwò dom ḍe dzi. Tsi aƒe, nu-
kaŋuti nèbe, yeaḍe ḍokuiwò dzɔ-
gbevɔ̃e me, eye mia kple Yuda
siaa miatsi? 20 Ke Amazya meḍo
to o, elabena Mawu gbɔ wòtso, be
wòatsɔ wo ade asi, le esi wobia
nu Edomtɔwo ƒe mawuwo ta. 21
Tete Israel-fia Yoas ho, eye eya
kple Yuda-fia Amazya wokpe akɔ
le Bet-Semes, si nye Yuda tɔ la.
22 Ke Israel si Yuda, eye wo do-
me amesiame si yi eƒe agbadɔ me.
23 Eye Israel-fia Yoas lé Yuda-fia
Amazya, amesi nye Axaz vi Yoas
ƒe vi la, le Bet-Semes, eye wò-
kplɔe va Yerusalem; eye wògbã
Yerusalem ƒe gli tso Efrayim-gbo
la nu vaseḍe dzogoedzigbo la gbɔ,
ele abɔklugui alafa ene. 24 Eye
wòlɔ sika kple klosalowo katã
kpakple ŋudɔwɔnuawo katã, si-
wo le Obed-Edom si me le Mawu
ƒe aƒe la me, kple fia ƒe aƒe me
kesinɔnuwo hekpe ḍe awɔbame-
wo ŋuti yi Samaria.
25 Le Israel-fia Yoas, Yoaxaz vi
ƒe ku megbe la Yuda-fia Amazya,
Yoas vi, nɔ agbe ƒe wuiatɔ̃. 26
Amazya ŋutinya susɔeawo, tsã-
tɔwo kple megbetɔwo la, woŋlɔ

wo ḍe Yuda-fiawo kple Israel-fia-
wo ƒe agbalẽ me. 27 Tso esime
Amazya trɔ le Yehowa yome la,[a]
woḍo nugbe ḍe eŋu le Yerusalem.
Tete wòsi yi Laxis; ke wodɔ ame
ḍe eyome ḍe Laxis, eye wowui le
afima. 28 Eye wokɔe ḍo sɔ dzi va ḍi
ḍe fofoawo gbɔ le Yuda-du la me.

Uziya alo Asarya ḍu dzi nyuie gbã.

26. [b]Tete Yuda-dukɔ blibo la
tsɔ Uziya, amesi xɔ ƒe wuia-
de la, do fia ḍe fofoa Amazya teƒe.
2 Esime fia la mlɔ fofoawo gbɔ la,
etso Elot, eye wògagbugbɔe na
Yuda. 3 Uziya xɔ ƒe wuiade, esime
wòzu fia, eye wòḍu fia ƒe blaatɔ̃ vɔ
eve le Yerusalem. 4 Ewɔ nusi dze
Yehowa ŋu, abe alesi fofoa Amaz-
ya wɔ pɛpɛpɛ ene.[d] 5 Eḍi Mawu
le Zaxarya, amesi fia Mawu vɔvɔ̃e
la ƒe agbenɔŋi katã. eye Mawu
na wòdze edzi nɛ le ŋkeke, siwo
katã me wòḍi Yehowa. 6 Eye wò-
ho dawɔ aʋa kple Filistitɔwo, eye
wògbã Gat ƒe gliwo, Yabne ƒe gli-
wo kple Asdod ƒe gliwo, eye wò-
tso duwo ḍe Asdod kple Filisti-
tɔwo dome. 7 Eye Mawu de edzi
de Filistitɔwo kple Arabiatɔwo,
amesiwo nɔ Gur-Baal la, kple Meu-
nitɔwo ŋuti. 8 Amonitɔwo dzɔ nu
na Uziya, eye eƒe ŋkɔ de Egipte
ke, elabena ekpɔ ŋusẽ tso me.
9 Uziya tu xɔ tsralawo ḍe Yerusa-
lem, ḍe dzogoedzigbo la, bali me
agbo la kple dzogoe la dzi, eye
wòwɔ wo sesie. 10 Etu xɔ tsra-
lawo ḍe gbe dzi, eye wòḍe vudo
geḍewo, elabena lãha geḍe le esi
le bali me kple tagba, eye agble-
delawo kple weingbledelawo le esi
le towo dzi kple Karmel, elabena
elɔ̃a agbledede. 11 Aʋawɔla ka-
lẽtɔ, siwo hona dea aʋa hame-
hame la, le Uziya si, agbalẽŋlɔla
Yeiel kple dɔdzikpɔla Maaseya tia
wo xlẽ le Xananya, amesi tso fia
ƒe amegãwo dome ƒe dzikpɔkpɔ
te. 12 Aƒekɔwo ƒe tatɔwo, siwo
le aʋawɔla kalẽtɔwo dome ƒe xe-
xlẽme blibo la le ame akpe eve
alafa ade; 13 eye aʋakɔ la le wo
si me; aʋawɔla, siwo le klalo la,
le ame akpe alafa etɔ̃ kple adre
kple alafa atɔ̃, ne woakpe ḍe fia
la ŋu de futɔwo ŋuti. 14 Uziya
wɔ akpoxɔnuwo, akplɔwo. gaku-
kuwo, gawuwo. dawo kple aka-

[a] 24, 25.
[b] kpɔ Fia.II.14, 21.22; 15,1–7.
[d] 25, 2.
[e] Dan. 8, 14.

fomekpewo na aʋakɔ blibo la. 15
Eye wòwɔ mɔ̃a ɖe, si aɖaŋutɔa ɖe
to vɛ la, le Yerusalem, si wotsɔ
da ɖe xɔ tsralawo kple xɔwo ta
me, ne woatsɔ ada aŋutrɔwo kple
kpe gãwoe. Eƒe ŋkɔ de du, ela-
bena woxɔ nɛ nukutɔe, vaseɖe esi-
me ŋusẽ ɖo eŋu.

Uziya do eɖokui ɖe dzi, eye Mawu tsɔ anyi he to nɛ le eya ŋutɔ ƒe numeme ŋuti.

16 Ke esi ŋusẽ ɖo eŋu la, ᵇeɖe
asi dadá me, vaseɖe esime eƒe nu-
wɔwɔ gblẽ; meɖi anukware na
Yehowa, eƒe Mawu la o, eye wò-
ge ɖe Yehowa ƒe gbedoxɔ la me
hedo dzudzɔ le dzudzɔdovɔsamle-
kpui la dzi. 17 Tete nunɔla Azar-
ya do ɖe eyome, eye Yehowa ƒe
nunɔla blanyi, siwo nye ŋutsu ka-
lẽtɔwo la, kpe ɖe eŋu. 18 Eye
wotsi tre ɖe fia Uziya ŋu gblɔ nɛ
bena: Uziya, medze wò be, nado
dzudzɔ na Yehowa o, negbe nu-
nɔlawo, siwo nye ᵉAron viwo, ame-
siwo ŋu wokɔ hena dzudzɔdodo
la ko. Do go le kɔkɔeƒe la, ela-
bena èwɔ nu tovo, eye Yehowa
made bubua ɖeke ŋuwò o. 19 Te-
te Uziya do dɔmedzoe, eye wòlé
dzudzɔdogba ɖe asi be, wòado
dzudzɔ. Ke esi wòdo dɔmedzoe
ɖe nunɔlawo ŋu la, anyi ƒo ɖe eƒe
ŋgonu le nunɔlawo ŋku me le Ye-
howa ƒe xɔ la me le dzudzɔdo-
vɔsamlekpui la xa. 20 Eye esi
nunɔlawo ƒe tatɔ Azarya kple nu-
nɔlawo katã trɔ kɔ ɖe eŋu la, kpɔ
ɖa, edze anyi ɖe ŋgonu, eye wo-
nyãe afɔ tsɔtsɔe tso afima. Eya
ŋutɔ hã wɔ kabakaba hedo, le esi
Yehowa ƒoe la ta.
21 Ale fia Uziya dze anyi va-
seɖe eƒe kugbe, eye ᵍwònɔ aga le
xɔa ɖe me abe anyidzelawo ene,
elabena wotsri Yehowa ƒe aƒe la
nɛ, eye via Yotam nɔ fia ƒe aƒe
la nu hedrɔ̃ ʋɔnu dukɔ hahoo la.
22 Uziya ŋutinya susɔeawo, tsã-
tɔwo kple megbetɔwo la, nyagblɔ-
ɖila ᵏYesaya, Amoz vi la, ŋlɔ wo.
23 Eye Uziya mlɔ fofoawo gbɔ,
eye woɖii ɖe agble me le fofoa-
wo gbɔ lɔƒo le fiawo ɖiƒe, elabe-
na wogblɔ be: Anyie wòdze. Eye
via Yotam zu fia ɖe eteƒe.

Yotam ɖu dzi nyuie.

**27.** ˡYotam xɔ ƒe blave vɔ atɔ̃,
esime wòzu fia, eye wòɖu
fia ƒe wuiade le Yerusalem. Da-
daa ŋkɔ nye Yerusa, Zadok ƒe vi-
nyɔnu. 2 Ewɔ nusi dze Yehowa
ŋu, abe alesi fofoa Uziya wɔ pɛ-
pɛpɛ ene, ᵃnegbe ɖeko eya mege
ɖe Yehowa ƒe gbedoxɔ la me o.
Ke dukɔ la gale nu gbegblẽ wɔwɔ
dzi ɖaa ko. 3 Eɖe dzigbegbo ɖe
Yehowa ƒe aƒe la ŋu, eye wòɖo
Ofel-gli la yi edzi ŋutɔ. 4 Etsɔ
duwo ɖe Yuda-towo dzi, eye ᵈwò-
tu mɔ̃wo kple xɔ tsralawo ɖe ave-
wo me. 5 Ewɔ aʋa kple Amon-
viwo ƒe fia hã, eye wòɖu wo dzi,
eye Amon-viwo tsɔ klosalo talen-
to alafa ɖeka, lu kor akpe ewo
kple ƒo kor akpe ewo nɛ le ƒe ma
mè. Nusiawo Amon-viwo tsɔ nɛ
le ƒe evelia kple ƒe etɔ̃lia hã me.
6 Ale Yotam kpɔ ŋusẽ, elabena
ezɔ le Yehowa, eƒe Mawu la ŋku
me.
7 Yotam ŋutinya susɔeawo, eƒe
aʋawɔwɔwo katã kple eƒe nuwɔ-
wɔwo la, woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo
kple Yuda-fiawo ƒe agbalẽ me.
8 Exɔ ƒe blave vɔ atɔ̃, esime wòzu
fia, eye wòɖu fia ƒe wuiade le Ye-
rusalem. 9 Eye Yotam mlɔ fofoa-
wo gbɔ, eye woɖii ɖe Dawid ƒe
du la me, eye via Axaz zu fia ɖe
eteƒe.

Axaz ƒe dziɖuɖu manyomanyo.

**28.** ᶠAxaz xɔ ƒe blave, esime
wòzu fia, eye wòɖu fia ƒe
wuiade le Yerusalem. Mewɔ nusi
dze Yehowa ŋu abe fofoa Dawid
ene o, 2 ke boŋ eto Israel-fiawo
ƒe ʋe me, eye wòkɔ legbawo na
Baalwo. 3 Edo dzudzɔ le Ben-
Hinom-bali la me, eye wòna via-
wo to dzo me le dukɔ, siwo Ye-
howa nyã le Israel-viwo ŋgɔ la
ƒe ʰŋunyɔnuwo nu. 4 Esa vɔ, eye
wòdo dzudzɔ le nuxeƒewo, ⁱtogbɛ-
wo dzi kple ati damawo katã te.
5 Tete Yehowa, eƒe Mawu la, tsɔe
de asi na Aram-fia, eye wosii, eye
wode aboyo eƒe ame geɖewo he-
kplɔ yi Damasko. Wotsɔe de asi
na Israel-fia hã, amesi sii vevie
ŋutɔ. 6 Eye Pekax, Remalya vi,
wu ame akpe alafa ɖeka blave,
siwo nye kalẽtɔwo sɔŋ, le Yuda
le ŋkeke ɖeka dzi, elabena wogblẽ
Yehowa, wo fofowo ƒe Mawu la ɖi.
7 Efrayim ƒe kalẽtɔ Zixri wu fiavi
Maaseya kple aƒenua Azrikam kpa

a 26, 16.
b 25, 19.
d 26, 10.
e Mo. IV. 18, 7.
f kpɔ Fia. II. 16.
g Mo. IV. 5, 2.
h Mo. V. 18, 9. 10. 12.
i Fia. I. 14, 23.
k Yes. 1, 1; 6, 1.
l kpɔ Fia. II. 15, 32–38. 32.

kple Elkana, amesi nye evelia, kplɔ
fia ɖo. 8 Eye Israel-viwo ɖe aboyo
nyɔnuwo, ŋutsuviwo kple nyɔnu-
viwo ame akpe alafa eve le wo
nɔviwo dome, eye woha woƒe nu
geɖewo hã, eye wotsɔ aboyonua-
wo va Samaria.

Nyagblɔɖila Obed.

9 Ke Yehowa ƒe nyagblɔɖilaa
ɖe le afima, si ŋkɔ nye Obed. Eya
eyi ɖakpe aʋakɔ, si va Samaria,
eye wògblɔ na wo bena: Kpɔ ɖa,
Yehowa, mia fofowo ƒe Mawu la,
do dɔmedzoe ɖe Yuda ŋu, eye wò-
tsɔ wo de asi na mi; miaƒe adã-
wɔwɔ yi ɖatɔ keke dziƒo, eye mie-
wu amewo le wo dome.[a] 10 Azɔ
miele bubum be, miazi Yuda-viwo
kple Yerusalem-viwo dzi, ne woa-
nye dɔlaŋutsuwo kple dɔlanyɔnu-
wo na mia? Ðe menye fɔ ɖeɖe
sɔŋ ko miawo hã mieɖi ɖe Yeho-
wa, mia Mawu ŋu oa? 11 Eyata
miɖo tom, eye migbugbɔ aboyo-
me, siwo mieɖakplɔ tso mia nɔ-
viwo gbɔ la na, elabena Yehowa
ƒe dɔmedzoe le mia ŋu. 12 Tete
ŋutsuwo tso Efrayim-viwo ƒe ta-
tɔwo dome, woawo nye: Azarya,
Yoxanan vi, Berexya, Mesilemot
vi, Yexizkiya, Salum vi, kple Ama-
sa, Xadlai vi, eye wotsi tre ɖe ame-
siwo gbɔ tso aʋa la ŋu, 13 gblɔ
na wo bena: Migakplɔ aboyomea-
wo va afisia o, elabena fɔ ko wòa-
nye míaɖi ɖe Yehowa ŋu! Ðe
miebe, yewoadzi míaƒe nuvɔ̃wo
kple míaƒe fɔɖiɖiwo ɖe dzia? Ela-
bena míaƒe fɔɖiɖiwo sɔ gbɔ, eye
dɔmedzoe le Israel dzi. 14 Tete
akpablalawo he aboyomeawo kple
aboyonuawo va amegãwo kple ta-
kpekpe la ŋku me. 15 Eye ŋutsu,
siwo ŋkɔ woyɔ la, tsi tre xɔ abo-
yomeawo, wotsɔ awu tso aboyo-
nuawo dome do na amesiwo [d]katã
le amama, wotsɔ awuwo kple
afɔkpawo, nuɖuɖu kple nunono
na wo, wosi ami na wo, eye wotsɔ
amesiwo katã gbɔdzɔ la, ɖo tedziwo
dzi hekplɔ wo va wo nɔviwo gbɔ
le deveɖu Yerixo me, eye woga-
gbugbɔ yi Samaria.

Mawu ƒe tohehe ʋɔnudɔdrɔ̃ Axaz.

16 Xemayi fia Axaz dɔ ame ɖo
ɖe Asur-fiawo, be woava xɔ na ye.
17 Ke Edomtɔwo gava, wosi Yuda,
eye woɖe aboyo amewo. 18 Eye
Filistitɔwo hã va kaka ɖe tagbadu-

[a] Mo. I. 18, 21; Ezra 9, 6.
[b] 21, 20.
[d] Lod. 25, 21. 22.
[e] Fia. II. 18, 1-3.

wo me kple Yuda ƒe dziehe, eye
woxɔ Bet-Semes, Ayalon, Gede-
rot, Soxo kple eŋu duwo, Timna
kple eŋu duwo kpakple Gimso
kple eŋu duwo, eye wonɔ wo me.
19 Elabena Yehowa bɔbɔ Yuda
ɖe anyi le Yuda fia Axaz ta, ela-
bena ena Yuda dze ha, eye meɖi
anukware na Yehowa o. 20 Asur-
fia Tiglat-Pileser va ƒoe ɖe anyi,
ke mekpe asi ɖe asi ŋu nɛ o, hafi
boŋ exaxae ɖo; 21 evɔ wònye Axaz
ha Yehowa ƒe aƒe kpakple fia kple
amegãwo ƒe aƒe hetsɔ na Asur-
fia la hafi; ke egbe kpekpe ɖe
eŋu. 22 Ke Axaz sia gawɔ nu tovo
ɖe dzi ɖe Yehowa ŋu le ɣeyiɣi,
si me woxaxae ɖo. 23 Esa vɔ na
Damaskotɔ, siwo sii la ƒe mawuwo
gblɔ bena: Esi Aram-fiawo ƒe
mawuwo kpe ɖe wo ŋu la, eyata
nye hã masa vɔ na wo, ne woakpe
ɖe nye hã ŋunye! Ke wotrɔ zu
mɔ̃ na eya kple Israel blibo la.
24 Eye fia la ƒo Mawu ƒe aƒe
ŋu dɔwɔnuwo nu ƒu, eye wò-
gbã Mawu ƒe aƒe ŋu dɔwɔnuwo;
etu Yehowa ƒe aƒe ƒe ʋɔtruwo,
eye wòɖi vɔsamlekpuiwo ɖe dzo-
goewo katã dzi le Yerusalem.
25 Ewɔ nuxeƒewo ɖe Yuda-duwo
katã me, ne woado dzudzɔ na
du bubu me tɔwo ƒe mawuwo,
eye wòdo dziku na Yehowa, fofɔa-
wo ƒe Mawu la. 26 Eŋutinya su-
sɔeawo kple eƒe nuwɔwɔwo ka-
tã. tsãtɔwo kple megbetɔwo la.
woŋlɔ wo ɖe Yuda-fiawo kple
Israel-fiawo ƒe agbalẽ me. 27 Eye
Axaz mlɔ fofoawo gbɔ, eye woɖii
ɖe du la me le Yerusalem. ela-
bena [b]womewtsɔe yi Israel-fiawo ƒe
ɖiƒe o; eye via Xizkiya zu fia ɖe
eteƒe.

Xizkiya gadzra mawusubɔsubɔ ɖo.

29. Xizkiya xɔ ƒe blave vɔ atɔ̃.
esime wòzu fia, eye wòɖu
fia ƒe blave vɔ asieke le Yeru-
salem. Dadaa ŋkɔ nye Abiya, Za-
xarya ƒe vinyɔnu.[e] 2 Eye wòwɔ
nusi dze Yehowa ŋu, abe alesi
fofoa Dawid wɔ pɛpɛpɛ ene. 3 Le
eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe gbãtɔ me le
dzinu gbãtɔ me la eʋu Yehowa
ƒe aƒe la ƒe ʋɔtruwo, eye wòɖɔ
wo ɖo. 4 Ena nunɔlawo kple Lewi-
viwo va, eye wokpe ta ɖe teƒe
la le ɣedzeƒe gome, 5 eye wògblɔ

na wo bena: Mi Lewi-viwo, midọ
tom! Mikɔ mia ɖokui ŋu, eye mikɔ
Yehowa, mia fofowo ƒe Mawu ƒe
aƒe la ŋu, eye miɖe nu makɔma-
kɔwo ɖa le kɔkɔeƒe la. 6 Elabena
mía fofowo da vo, eye wowɔ nusi
nye vɔ̃ le Yehowa, mía Mawu ŋku
me; wogblẽe ɖi, eye woɖe ŋku
ɖa le Yehowa, si wotrɔ megbe dee
la ƒe nɔƒe la ŋu. 7 [a]Wodo akpata [a] 28, 24.
la ƒe ʋɔtruwo hã, eye wotsi aka-
ɖiawo, wometsɔ dzudzɔdonu la do
dzudzɔe o, eye womesa vɔ le
kɔkɔeƒe la na Israel ƒe Mawu la
o. 8 Eyata Yehowa ƒe dɔmedzoe
va Yuda kple Yerusalem dzi, eye
wòwɔ wo wozu bibidonu, ŋɔdzinu
kple alɔmeɖenu, abe alesi miele
ekpɔmi kple miaƒe ŋkuwo ene.
9 Kpɔ ɖa, mía fofowo tsi yi nu,
eye woɖe aboyo míaƒe ŋutsuviwo
kple míaƒe nyɔnuviwo kpakple
mía srɔ̃wo le esia ta.[b] 10 Azɔ me- [b] 28, 5–8.
ɖo ɖe ta me be, mabla nu kple
Yehowa, Israel ƒe Mawu la, ne
eƒe dɔmedzoe nu nafa ɖe mía
ŋu. 11 Vinyewo, migawɔ ƒome
o, elabena miawoe Yehowa tia,
be mianɔ tsitre ɖe eŋku me, mia-
wɔ eƒe dɔwo, eye mianye eƒe su-
bɔlawo kple dzudzɔdolawo.
12 Tete Lewi-viwo tso; amesiwo
tso Kehat viwo dome, wonye: Ma-
xat, Amasai vi, kple Yoel, Azarya
vi. Amesiwo tso Merari viwo dome,
wonye: Kis, Abdi vi, kple Azarya,
Yehalelel vi. Amesiwo tso Gerson
viwo dome, wonye: Yoax, Zima
vi, kple Eden, Yoax vi. 13 Amesi
tso Elizafan viwo dome, enye Simri,
Yeiel vi. Amesiwo tso Asaf viwo
dome, wonye: Zaxarya kple Ma-
tanya. 14 Amesiwo tso Heman
viwo dome, wonye: Yexiel kple
Simei. Eye amesiwo tso Yedutun
viwo dome, wonye Semaya kple [d] Kron. I. 25, 1.
Uziel. 15 Woƒo wo nɔviwo nu
ƒu, eye wokɔ wo ɖokui ŋu, eye
wova le fia ƒe sedede kple Ye-
howa ƒe nya nu, be yewoakɔ Ye-
howa ƒe aƒe la ŋu. 16 Eye nunɔ-
lawo ge ɖe Yehowa ƒe xɔ la me,
be yewoakɔ eŋu, eye woɖe nu ma-
kɔmakɔ, siwo katã wokpɔ le Ye-
howa ƒe gbedoxɔ me la, do goe
va Yehowa ƒe aƒe la ƒe xɔxɔnu,
eye Lewi-viwo xɔ wo hetsɔ yi
Kidron-tɔʋu la nu. 17 Wodze
eŋu kɔkɔ gɔme le dzinu gbãtɔ ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi, eye wova ɖo Ye-
howa ƒe akpata la me le dzinu la
ƒe ŋkeke enyiliagbe hekɔ Yehowa
ƒe xɔ la ŋu ŋkeke enyi sɔŋ, eye
wowu enu le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke
wuiadelia dzi. 18 Eye nunɔlawo
yi fia Xizkiya gbɔ gblɔ bena: Míekɔ
Yehowa ƒe aƒe blibo la kple nume-
vɔsamlekpui la kple eŋu nuwo katã
kpakple ŋkumeɖobolokplɔ̃ la kple
eŋu nuwo katã ŋuti. 19 Eye míe-
gaɖɔ nusiwo katã fia Axaz do
ŋunyɔe le eƒe fiaɖuɖu me, esime
wòɖa vo la ɖo, eye míekɔ wo ŋu;
kpɔ ɖa, wole Yehowa ƒe vɔsa-
mlekpui la ŋgɔ.
20 Tete fia Xizkiya fɔ ŋdi kanya,
eye wòƒo dumegãwo nu ƒu heyi
Yehowa ƒe aƒe la me. 21 Eye
wokplɔ nyitsu adre, agbo adre,
alẽvi adre kple gbɔ̃tsu adre vɛ,
be woanye nuvɔ̃vɔsa ɖe fiaɖuƒe
la kple kɔkɔeƒe la kpakple Yuda
ta. Eye wòɖe se na Aron viwo,
amesiwo nye nunɔlawo, be woasa
vɔ le Yehowa ƒe vɔsamlekpui la
dzi. 22 Wowu nyiawo, eye nunɔ-
lawo tsɔ ʋu la wu ɖe vɔsamle-
kpui la dzi; wowu agboawo, eye
nunɔlawo tsɔ ʋu la wu ɖe vɔsa-
mlekpui la dzi; wowu alẽviawo,
eye nunɔlawo tsɔ ʋu la wu ɖe
vɔsamlekpui la dzi. 23 Eye wokplɔ
nuvɔ̃vɔsa ƒe gbɔ̃tsuawo va fia la
kple takpekpe la ŋku me, eye
wotsɔ woƒe asiwo ɖa ɖe wo dzi.
24 Tete nunɔlawo wu wo hetsɔ
woƒe ʋu kɔ ɖe vɔsamlekpui la
dzi, ne wòanye nuvɔ̃vɔsa, ne
woatsɔ alé avu na Israel blibo
lae, elabena fia la ɖe se be, nu-
mevɔsa la kple nuvɔ̃vɔsa la
wonye Israel blibo la tɔ. 25 Eɖo
Lewi-viwo Yehowa ƒe aƒe la me,
eye wolé gakogoewo, saŋkuwo
kple kasaŋkuwo ɖe asi le [d]Dawid
kple fia ƒe nukpɔla Gad kpakple
nyagblɔɖila Natan ƒe sedede nu,
elabena Yehowa ye ɖe se la to
eƒe nyagblɔɖilawo dzi. 26 Lewi-
viwo le tsitrenu kple Dawid ƒe
hadzinuawo, eye nunɔlawo lé kpẽa-
wo ɖe asi. 27 Eye Xizkiya ɖe se
be, woasa numevɔ le vɔsamle-
kpui la dzi. Azɔ esi wode asi
numevɔ sasa me la, Yehowa ƒe
ha kple kpẽawo kpakple Israel-
fia Dawid ƒe hadzinuawo ɖe asi
ɖiɖi me. 28 Eye ameha blibo la

do gbe ɖa, eye hawo kple kpẽa-
wo ɖi, vaseɖe esime wowu nume-
vɔsa la nu. 29 Esi wowu nume-
vɔsa la nu la, fia la kple eƒe
amesiwo katã le eŋu la, dze klo,
eye wodo gbe ɖa. 30 Tete fia
Xizkiya kple amegãwo ɖo na Le-
wi-viwo be, woatsɔ Dawid kple
nukpɔla Asaf ƒe [a]nyawo adzi ka- [a 23, 18.]
fukafuhawo na Yehowa. Wodzi
kafukafuhawo kple dzidzɔ, eye
wode ta agu heɖo gbe ɖa.
31 Emegbe Xizkiya xɔ edzi gblɔ
bena: Azɔ miekɔ mia ɖokui ŋu
na Yehowa. Mite va, ne miasa
akpedavɔ kple kafukafuvɔ le
Yehowa ƒe aƒe la me! Eye ameha
blibo la sa akpedavɔ kple ka-
fukafuvɔ, eye amesiame, si lɔ̃ le
eɖokui si la, sa numevɔ. 32 Nu-
mevɔ, si ameha la sa la, le nyi
blaadre, agbo alafa ɖeka kple
alẽvi alafa eve, nusiawo katã
wotsɔ sa numevɔ na Yehowa.
33 Eye nunana kɔkɔewo le nyi
alafa ade kple alẽ akpe etɔ̃. 34 Ke
nunɔlawo mesɔ gbɔ, be woako
numevɔsalãwo katã o; eyata wo
nɔvi Lewi-viwo kpe ɖe wo ŋu,
vaseɖe esime dɔ blibo la wu nu.
Eye nunɔlawo kɔ wo ɖokui ŋu,
elabena Lewi-viwo ƒe dzime kɔ
wu nunɔlawo tɔ ɖe wo ɖokui ŋu-
tikɔkɔ ŋu.[b] 35 Numevɔsa la [b 30, 3. 16. 17.]
sɔ gbɔ hekpe ɖe akpedavɔsa ƒe
[d]amiwo kple numevɔsa ƒe [e]nu- [d Mo.III.3,1.16. 17.]
novɔsawo ŋuti. Ale wogaɖo Ye- [e Mo.IV.15,5. 7.10.]
howa ƒe aƒe la me subɔsubɔ te
dzi. 36 Eye Xizkiya kple dukɔ
blibo la kpɔ dzidzɔ le nusi Mawu
wɔ na dukɔ la ŋuti; elabena ɖeko
wòva dzɔ zi ɖeka kpoyi.

ŋutitotolẽvi la ɖuɖu.

**30.** Eye Xizkiya ɖo ame ɖe
Israel blibo la kple Yuda,
eye wòŋlɔ agbalẽ ɖo ɖe Efrayim
kple Manase, be woava Yehowa
ƒe aƒe la me le Yerusalem, ne
woaɖu [f]ŋutitotoŋkekenyuie la na [f 35, 1.]
Yehowa, Israel ƒe Mawu la. 2 Fia
la kple eƒe amegãwo kpakple
ameha blibo la ɖo be, woaɖu
ŋutitotoŋkekenyuie la le dzinu
[g]evelia me. 3 Elabena womete [g kp. 15.]
ŋu ɖui le ɣemaɣi o, elabena nu-
nɔlawo katã mekpɔ kɔ wo ɖokui
ŋu haɖe o, eye dukɔ la mekpe [h Mo.IV.9, 11.]
ta ɖe Yerusalem o. 4 Eye nya
la dze fia la kple ameha blibo la
ŋu. 5 Eye woɖo kpe nya la dzi be,
woaɖe gbe ƒã le Israel blibo la
tso Beer-seba vaseɖe Dan, ne woa-
va ɖu ŋutitotoŋkekenyuie na Ye-
howa, Israel ƒe Mawu la, le Yeru-
salem, elabena eteƒe didi wome-
gaɖui kpɔ, abe alesi woŋlɔe ɖi
ene o. 6 Eye duxɔlawo xɔ agba-
lẽawo le fia la kple eƒe amegãwo
si ɖatsa le Israel blibo la kple
Yuda, eye wogblɔ le fia ƒe sedede
nu bena: Israel-viwo, mitrɔ ɖe
Yehowa, Abraham, Isak kple
Israel ƒe Mawu la ŋu, ne wòa-
trɔ ɖe miaƒe ame mamleawo, si-
wo gatso Asur-fia si me la ŋu!
7 Miganɔ abe mia fofowo kple
mia nɔviwo, amesiwo meɖi anu-
kware na Yehowa, wo fofowo ƒe
Mawu la o, eye wòtsɔ wo wɔ
bibidonui, abe alesi miele ekpɔmi
ene la ene o. 8 Migasẽ ta me abe
mia fofowo ene o, ke boŋ mina
asi Yehowa, eye miva eƒe kɔkɔe-
ƒe, si ŋu wòkɔ tegbee la, eye
misubɔ Yehowa, mia Mawu, ne
eƒe dɔmedzoe nu nafa ɖe mia ŋu.
9 Elabena ne mietrɔ ɖe Yehowa
ŋu la, ekema futɔwo akpɔ mia
nɔviwo kple mia viwo ƒe nubla-
nui, eye woagatrɔ ava anyigba
sia dzi, elabena amenuvela kple
nublanuikpɔla enye Yehowa, mia
Mawu la, eye ne mietrɔ ɖe eŋu
la, maɖe kɔ ɖa le mia ŋu o. 10 Esi
duxɔlawo tsa tso du me yi du me
le Efrayim-nyigba kple Manase-
nyigba dzi vaseɖe Zebulon la,
woko wo heɖe alɔme le wo ŋu:
11 negbe amea ɖewo koe bɔbɔ
wo ɖokui ɖe anyi le Aser, Ma-
nase kple Zebulon, eye wova Ye-
rusalem. 12 Mawu ƒe asi va Yuda
hã dzi, eye wòna dzi ɖeka ŋugbee
wo, be woawɔ fia kple amegã-
wo ƒe se la dzi le Yehowa ƒe
nya nu.
13 Tete ameha gãa ɖe va kpe
ta ɖe Yerusalem, be woaɖu abolo
maɖamaɖã ŋkekenyuie la le dzi-
nu evelia me, ameha la sɔ gbɔ ŋutɔ.
14 Eye wotsi tre fɔ vɔsamlekpui,
siwo le Yerusalem, kple dzudzɔ-
dovɔsamlekpuiwo katã ɖaƒu gbe
ɖe Kidron-tɔɖu la me. 15 Woɖu
ŋutitotoŋkekenyuie la le dzinu
[h]evelia ƒe ŋkeke wuienelia dzi;

eye ŋukpe lé nunɔlawo kple Le-
wi-viwo wokɔ wo ɖokui ŋu hesa
numevɔ le Yehowa ƒe aƒe la me.
16 Wotsi tre ɖe wo nɔƒe le ɖoɖo
la nu, abe alesi Mawu ƒe ame Mose
de se ene. [a]Lewi-viwo lé lãvua
ɖe asi, eye nunɔlawo hlẽe. 17 Esi
ame geɖewo le ameha la dome,
siwo mekɔ wo ɖokui ŋu o la, eyata
Lewi-viwo wu ŋutitotoŋkekenyuie
ƒe vɔsalãwo na amesiwo ŋu mekɔ
o, ne woakɔ wo ŋu na Yehowa.
18 Elabena dukɔ la ƒe akpa gãtɔ,
siwo ƒe geɖeawo tso Efrayim,
Manase, Isaxar kple Zebulon la,
mekɔ wo ɖokui ŋu o, eye womeɖu
ŋutitotoŋkekenyuie ƒe lã la, abe
alesi [d]woŋlɔe ɖi ene o; gake Xiz-
kiya do gbe ɖa ɖe wo ta gblɔ
bena: Yehowa, dɔmenyotɔ, atsɔe
ake, 19 amesiame, si tsɔ eƒe dzi
ɖo Mawu Yehowa, fofoawo ƒe
Mawu didi ŋu, nenye be, mewɔe
ɖe kɔkɔeƒe la ƒe kɔkɔenyenye nu
o hã. 20 Tete Yehowa se Xiz-
kiya ƒe gbe, eye wòyɔ dɔ dukɔ
la. 21 Ale Israel-vi, siwo le Yerusa-
lem la, ɖu abolo maʋamaʋã ŋke-
kenyuie la ŋkeke adre kple dzidzɔ
gãa ɖe, eye Lewi-viwo kple nunɔ-
lawo tsɔ Yehowa ƒe hadzinuwo
kafu Yehowa gbesiagbe sesĩe.
22 Eye Xizkiya ƒo nu kple Lewi-
vi, siwo katã nya mɔnu le Yeho-
wa ƒe subɔsubɔ ŋu la, [g]xɔlɔ̃tɔe,
eye woɖu ŋkekenyuie-vɔsalã la
ŋkeke adre, wosa akpedavɔ, eye
woʋu go wo ɖokui na Yehowa,
wo fofowo ƒe Mawu la.
23 Eye ameha blibo la ɖo be,
yewoagaɖui ŋkeke adre, eye wo-
ɖui ŋkeke adre sɔŋ kple dzidzɔ.
24 Elabena Yuda-fia Xizkiya [i]na
nyitsu akpe ɖeka kple alẽ akpe
adre ameha la. Eye nunɔla ge-
ɖewo kɔ wo ɖokui ŋu. 25 Tete
Yuda ƒe ameha blibo la, nunɔlawo
kple Lewi-viwo, ameha blibo, si
tso Israel, kpakple amedzro, siwo
tso Israel-nyigba dzi, kple esiwo
le Yuda la, kpɔ dzidzɔ. 26 Dzidzɔ
gãa ɖe nɔ Yerusalem, elabena tso
Israel-fia Salomo, Dawid vi la
ŋɔli la esia tɔgbe medzɔ le Ye-
rusalem kpɔ o. 27 Eye nunɔlawo
kple Lewi-viwo tsi tre heyra du-
kɔ la, eye wòse woƒe gbe, eye
woƒe gbedodoɖa de eƒe nɔƒe kɔ-
kɔe la le dziƒo.

[a] 29, 34.
[b] Mo. V. 7, 5; Fia. II. 18, 4.
[d] Mo. II. 12.
[e] Mo. IV. 28; 29.
[f] Mo. II. 23. 18.
[g] 32. 6.
[h] Mo. V. 14, 22. 23.
[i] 35, 7.

Trɔ̃subɔsubɔ ɖeɖeɖa kple beléle na nunɔlawo kple Lewitɔwo.

31 Esi wowu nusiawo katã nu
vɔ la, Israel blibo, si va la,
ho yi Yuda-duwo me, eye wogbã
aƒeliwo, womũ Aserawo, eye [b]wo-
gbã nuxeƒewo kple vɔsamlekpui-
wo le Yuda blibo la, Benyamin,
Efrayim kple Manase, vaseɖe esi-
me wogblẽ wo keŋkeŋ. Emegbe
Israel-viwo katã dome amesiame
gbugbɔ yi eƒe du me le eƒe anyi-
gba dzi. 2 Eye Xizkiya ɖo nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo ƒe hawo.
Nunɔlawo kple Lewi-viwo ƒe ha-
wo dome ɖesiaɖe le eƒe dɔ nu ɖe
numevɔsa kple akpedavɔsa ŋu,
eye woasubɔ, woada akpe, eye
woakafu le Yehowa ƒe asaɖa la
ƒe agbowo nu. 3 Eye fia la tsɔ
eƒe kesinɔnuwo ƒe akpa ɖeka na ɖe
numevɔsa ŋu: numevɔsa le ŋdi
kple fiẽ kple numevɔsa le dzudzɔ-
gbe kple dzinu yeye kpakple ŋke-
kenyuiewo dzi, abe alesi [e]woŋlɔe
ɖe Yehowa ƒe se la me ene. 4
Eye wòde se na ameha, si nye
Yerusalemtɔwo, bena woana nu-
nɔlawo kple Lewi-viwo ƒe gome
wo, ne woalé ŋku ɖe Yehowa ƒe
se la ŋu koŋ. 5 Esi nya sia ɖi
wose la, Israel-viwo na bli, wein,
ami kple anyitsi kpakple agble-
menuwo katã ƒe [f]ŋgɔgbetɔwo, wo-
na nuwo katã ƒe [h]ewoliawo taŋ-
taŋ. 6 Eye Israel-vi kple Yuda-
vi, siwo le Yuda-duwo me la, hã
na nyiwo kple alẽwo ƒe ewoliawo
kpakple nunana kɔkɔe, siwo ŋu
wokɔ na Yehowa, woƒe Mawu la
fũ. 7 Wodze nuawo ƒoƒoƒu gɔme
le dzinu etɔ̃lia dzi, eye wowu enu
le dzinu adrelia dzi.
8 Esi Xizkiya kple amegãwo
kpɔ nu ƒoƒuawo la, wokafu Yehowa
kple eƒe dukɔ Israel. 9 Eye Xiz-
kiya bia nu ƒoƒuawo ta se le nu-
nɔlawo kple Lewi-viwo gbɔ. 10
Tete nunɔlagã Azarya tso Zadok-
ƒe me ɖo ŋu nɛ gblɔ bena: Tso
esime wode asi nudzɔdzɔ tsɔtsɔ
me va Yehowa-ƒe me la, míeɖu
nu ɖi ƒo, eye wòkpɔtɔ taŋtaŋ, ela-
bena Yehowa yra eƒe dukɔ la, eya-
ta nu gbogbo siawo kpɔtɔ. 11 Eye
Xizkiya de se be, woawɔ xɔwo
ɖe Yehowa ƒe xɔ la ŋu, eye wo-
wɔ wo. 12 Eye wotsɔ nudzɔdzɔa-
wo, nuwo ƒe ewolia kple nunana

kɔkɔeawo de wo me dedie; eye
wotsɔ Lewi-vi Xananya ḍo wo nu
hekpe ḍe nɔvia Simei, si kplɔe
ḍo ŋuti. 13 Yexiel, Azazya, Na-
xat, Asabel, Yerimot, Yozabad,
Eliel, Yismaxya, Maxat kple Be-
naya, wonye dzikpɔlawo le Xa-
nanya kple nɔvia Simei te, le fia
Xizkiya kple Mawu ƒe aƒe me ame-
gã Azarya ƒe ḍoḍo nu. 14 Eye
wotsɔ Kore, Yimna vi, si nye Lewi-
vi, eye wònye agbonudzɔla le ɣe-
dzeƒekpa dzi la, ḍo nusiwo wona
faa la nu, ne woatsɔ Yehowa ƒe
nudzɔdzɔwo kple nu kɔkɔetɔwo
nɛ. 15 Amesiwo le ete le nunɔ-
lawo ƒe duwo me, be woatsɔ nu-
wo na wo nɔviwo ƒe hawo, tsi-
tsiawo kple ḍeviawo siaa dedie la,
wonye: Eden, Minyamin, Yesua,
Semaya, Amarya kple Sexanya,
16 negbe ŋutsuvi, siwo ŋkɔ wo-
ŋlɔ ḍe dzidzimegbalẽ la me, ame-
siwo xɔ ƒe etɔ̃ kpakple amesiwo
xɔ wu nenema, amesiwo katã va
Yehowa ƒe aƒe la me, be yewoawɔ
woƒe subɔsubɔḍɔwo le woƒe ḍo-
ḍowo nu, abe alesi wohiã gbesia-
gbe ene la, koe mele eme o; 17
— woŋlɔ nunɔlawo ƒe ŋkɔwo ḍi
le woƒe aƒekɔwo nu, eye woŋlɔ
Lewi-viwo ḍi tso amesiwo xɔ ƒe
blave kpakple edzivɔwo dzi la,
ḍe woƒe dɔwo kple woƒe hawo
nu — 18 hekpe ḍe amesiwo ŋkɔ
woŋlɔ la, kple woƒe vidzĩewo ka-
tã, wo srɔ̃wo kple wo ŋutsuviwo
kpakple wo nyɔnuviwo, siwo tso
ameha blibo la me ŋuti, elabena
wowɔ nu kɔkɔeawo ŋu dɔ le nya-
teƒe me. 19 Eye woḍe ŋutsu, si-
wo ŋkɔ woyɔ la, na Aron viwo,
siwo nye nunɔlawo le woƒe lã-
nyiƒewo ƒe duwo me, ne woana
nu nunɔlawo dome ŋutsu sia ŋu-
tsu kpakple Lewi-vi, siwo katã
ŋkɔ woŋlɔ ḍi. 20 Alea Xizkiya
wɔ le Yuda blibo la, eye wòwɔ
nusi nyo kple nusi dzɔ, eye wòle
eteƒe la, le Yehowa, eƒe Mawu la
ŋku me. 21 Eye nusiwo katã gɔ-
me wòdze le Mawu ƒe aƒe ŋu dɔwo
me le nufiafia kple se la nu, be
wòatsɔ adi eƒe Mawui la, ewɔe kple
eƒe dzi blibo, eye [f]wòdze edzi nɛ.

Sanxerib de to de Yerusalem ŋuti; gake du la kpɔ dede nukutɔe.

32. [g]Le nya siawo kple [h]nuteƒe-
wɔwɔ siawo megbe la Asur-
fia Sanxerib va, eye wòho ḍe Yuda
ŋu hede to ḍe du sesẽwo, eye wò-
di be, yeaxɔ wo. 2 Esi Xizkiya
kpɔ be, Sanxerib va, eye wòḍo
ta me be, yeawɔ aʋa kple Yeru-
salem la, 3 ede adaŋu kple eƒe
amegãwo kpakple eƒe kalẽtɔwo be,
woaxe tsivudo, siwo le dua godo,
eye wokpe ḍe eŋu. 4 Eƒo ameha
gãa ḍe nu ƒu, eye woxe vudowo
katã kple tɔʋu, si si to anyigba
la titina hegblɔ bena, ne Asur-
fiawo va la, ne womagakpɔ tsia
ḍeke o. 5 Eglã eḍokui, eye wò-
ḍɔ gli la ƒe [a]gbagbãƒewo katã ḍo,
etu xɔ tsralawo ḍe wo dzi, eye
wòḍo gli bubuwo ḍe egodo, eḍo
gli ḍe Dawid-du la ƒe Milo ŋu, eye
wòwɔ aʋawɔnuwo kple akpoxɔnu-
wo kpaŋkpaŋ; 6 eḍo aʋafiawo aʋa-
kɔ la nu. eye wòƒo wo nu ƒu ḍe eḍo-
kui ŋu le ablɔ me le dugbo la nu,
eye wòƒo nu kpli wo [b]xɔlɔ̃tɔe gblɔ
bena: 7 Milé dzi ḍe ƒo, misẽ ŋu, eye
migavɔ̃ o; Asur-fia kple ame gbo-
gbo, siwo katã le eŋu la, mega-
dzi ŋɔ na mi o, elabena amesi le
mía dzi la, [d]ƒo amesi le edzi la ta.
8 Eya la [e]amegbetɔ ƒe alɔe li kplii,
ke míawo la Yehowa, mía Mawu
lae, li kpli mí, ne wòakpe ḍe mía
ŋu, eye wòawɔ míaƒe aʋawo.
Tete dukɔ la ḍo ŋu ḍe Yuda-fia
Xizkiya ƒe nyawo ŋu.
9 Le nusiawo megbe la Asur-
fia Sanxerib dɔ eƒe dɔlawo ḍo ḍe
Yerusalem ḍe Yuda-fia Xizkiya
kple Yuda blibo, si le Yerusalem
la gbɔ, be woagblɔ bena: — ke
eya ŋutɔ kple eƒe amewo katã le
Laxis kasa — 10 Ale Asur-fia San-
xerib gblɔ esi: Nuka ŋu miele dzi
ḍom ḍo be, mietsi tò me le Yeru-
salem? 11 Alo menye ḍe Xizkiya
le mía flum, be wòana dɔ kple
tsikɔ nawu mi miaku, esi wòle
gbɔgblɔm be: Yehowa, mía Ma-
wu, aḍe mí tso Asur-fia si me
oa? 12 Ðe menye Xizkiya siae
ḍe eƒe nuxeƒewo kple vɔsamle-
kpuiwo ḍa hegblɔ na Yuda kple
Yerusalem bena: Mide ta agu ḍe
vɔsamlekpui ḍeka ko ŋgɔ, eye mi-
do dzudzɔ le edzi oa? 13 Mienya
nusi mía kple fofonyewo míewɔ
anyigba dzi dukɔwo katã oa? Ðe
anyigba dzi dukɔwo ƒe mawuwo te
ŋu ḍe woƒe anyigbawo tso asinye
me kpɔa? 14 Dukɔ, siwo fofo-

[a] 25, 29.
[b] 30, 22.
[d] Fia. II. 6, 16.
[e] Yer. 17, 5. 7.
[f] Ps. 1, 3.
[g] kpɔ Fia. II 18 13-20, 21; Yes. 36—39.
[h] 31, 20.

nyewo tsrɔ̃ la ƒe mawuwo katã
dometɔ kae te ŋu ḍe eƒe dukɔ tso
asinye me, ne miaƒe Mawu nahayi
mia ḍe ge tso asinye me? 15 Eyata
Xizkiya megable mi, eye wòaga-
nɔ mia flum alea o, eye migaxɔ
edzi se o, elabena dukɔ kple fia-
ḍuƒea ḍeke ƒe mawua ḍeke mete
ŋu ḍe eƒe dukɔ tso mía kple fo-
fonyewo si me o, ʋuu keke ne miaƒe
mawuwo nahayi mia ḍe ge tso
asinye me o. 16 Eye eƒe dɔlawo
gagblɔ nya geḍewo ḍe Mawu Ye-
howa kple eƒe dɔla Xizkiya ŋu.
17 Eye wòŋlɔ agbalẽ hetsɔ ḍe alɔ-
me le Yehowa, Israel ƒe Mawu la
ŋu, gblɔ ḍe eŋu bena: Abe alesi
anyigba dzi dukɔwo ƒe mawuwo
meḍe woƒe dukɔwo tso asinye me
o ene la, nenema ke Xizkiya ƒe
Mawu hã maḍe eƒe dukɔ atso asi-
nye me o. 18 Wodo ɣli seŋe le
Yuda-gbe me ḍo ḍe Yerusalemtɔ,
siwo le glia dzi, ne woade vɔvɔ̃
kple ŋɔdzi na wo, eye woaxɔ du
la; 19 eye woƒo nu le Yerusalem
ƒe Mawu la ŋu abe anyigba dzi
dukɔwo ƒe mawu, siwo nye ame-
gbetɔwo ƒe asinudɔwɔwɔwo la
ene.
20 Ke fia Xizkiya kple nyagblɔ-
ḍila Yesaya, Amoz vi, wodo gbe
ḍa le nya sia ta, eye wodo ɣli
ḍo ḍe dziƒo. 21 Tete Yehowa dɔ
dɔlaa ḍe ḍa wòva tsrɔ̃ ŋutsu kalẽ-
tɔwo katã, aʋakplɔlawo kple ame- [a] 16, 14.
gãwo le Asur-fia ƒe asaḍa la me,
eye wògbugbɔ yi eƒe anyigba dzi
kple ŋukpe. Eye esi wòyi eƒe
mawuwo ƒe me la, eya ŋutɔ ƒe
alimeviwo va dzae kple yi ḍe afi- [b] kpɔ Fia. II. 21, 1–15.
ma. 22 Ale Yehowa xɔ na Xiz-
kiya kple Yerusalemtɔwo tso Asur-
fia Sanxerib kple amewo katã si
me, eye wòna gbɔdzɔe wo godoo
va kpe. 23 Ame geḍewo he nu- [d] Mo. V. 18, 9.
nanawo va Yerusalem na Yeho- [e] Fia. II. 18, 4.
wa kple nu xɔasiwo na Yuda-fia
Xizkiya. Tso ekema dzi la eƒe
ŋkɔ ḍe du le dukɔwo katã dome.

Xizkiya ƒe dɔléle, ŋukeklẽ kple ku.

24 Le ŋkeke mawo me la Xiz-
kiya lé dɔ de kuku ge. Eye esi [f] Mo. V. 12, 5. 11; Fia. I. 8, 2.
wòdo gbe ḍa na Yehowa la, eƒo
nu kplii, eye wòna nukunudzesii.
25 Ke Xizkiya mezɔ ḍe dɔmenyo,
si wòwɔ nɛ la nu o, ke boŋ ede
asi [g]dada me, eyata dɔmedzoe va [g] 28, 16.
eya kple Yuda kpakple Yerusa-
lem dzi. 26 Tete Xizkiya kple
Yerusalemtɔwo bɔbɔ wo ḍokui le
eƒe dada la ta, eye Yehowa ƒe
dɔmedzoe meva wo dzi le Xizkiya
ƒe agbenɔɣi o. 27 Kesinɔnu kple
bubu geḍe ŋutɔ su Xizkiya si, eye
wòwɔ nudzraḍoƒewo ḍe klosalo
kple sika, kpe xɔasiwo kple atike
ʋeʋẽewo, akpoxɔnuwo kple nu
xɔasi vovovowo ŋu. 28 Etu nu-
dzraḍoƒewo ḍe bli, wein kple ami
ŋu, etu lãxɔ na lã vovovowo, eye
wòtɔ kpɔ na lãhawo. 29 Etso du-
wo na eḍokui, eye alẽha kple nyiha
gãwo le esi, elabena Mawu na ke-
sinɔnu geḍe ŋutɔe. 30 Eyae nye
Xizkiya, si xe Gixon-tɔ la ƒe nu-
gbɔ, eye wòḍe tɔʋu nɛ to Dawid
ƒe du la ƒe ɣedzeƒe gome. Nusia-
nu, si Xizkiya wɔ la, dze edzi nɛ.
31 Negbe esi wodɔ Babel-amegã-
wo ƒe ame dɔdɔwo ḍo ḍee, be woa-
bia nukunu, siwo dzɔ le anyigba
la dzi ta se la, ko Mawu gblẽe ḍi,
be yeadoe akpɔ, ne yeanya nu-
siwo katã le eƒe dzi me.
32 Xizkiya ŋutinya susɔeawo
kple eƒe nu dzɔdzɔe wɔwɔwo
la, kpɔ ḍa, woŋlɔ wo ḍe nyagblɔ-
ḍila Yesaya, Amoz vi ƒe ŋutega-
kpɔkpɔwo me ḍe Yuda-fiawo kple
Israel-fiawo ƒe agbalẽ me. 33 Eye
Xizkiya mlɔ fofoawo gbɔ, eye wo-
ḍii ḍe to dzi mɔ, si yi Dawid viwo
ƒe yɔdowo gbɔ la to. Yuda blibo
la kple Yerusalemtɔwo [a]ḍe bubu
eŋu le eƒe ku me, eye via Ma-
nase zu fia ḍe eteƒe.

Manase subɔ trɔ̃.

33. [b]Manase xɔ ƒe wuieve, esi-
me wòzu fia, eye wòḍu fia
ƒe blaatɔ̃ vɔ atɔ̃ le Yerusalem. 2
Ewɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku
me le dukɔ, siwo Yehowa nyã le
Israel-viwo ŋgɔ la ƒe [d]ŋunyɔnu-
wo nu. 3 Egagbugbɔ nuxeƒe, [e]si-
wo fofoa Xizkiya gbã la tu, eye
wòḍi vɔsamlekpuiwo na Baalwo,
ewɔ Aserawo, eye wòde ta agu
na dziƒonuwo katã hesubɔ wo.
4 Eḍi vɔsamlekpuiwo ḍe Yehowa
ƒe aƒe, si ŋu Yehowa [f]gblɔ le be,
yeƒe ŋkɔ anɔ le Yerusalem tegbee
la me. 5 Eḍi vɔsamlekpuiwo ḍe Ye-
howa ƒe aƒe ƒe xɔxɔnuawo kple
eve. 6 Eya hã na viawo to dzo me
le Ben-Hinom-bali la me; esa dzo,
eka afa, eye wòsa akpase, eye wò-

do ŋoliyɔlawo kple akunyawɔla-
wo, eye wòwɔ nu vɔ̃ɖi geɖe le
Yehowa ŋku me hetsɔ do dziku
nɛ. 7 Etsɔ legba, si wòwɔ la, ɖo
mawuxɔ me, xɔ, si ŋu Mawu gblɔ
le na Dawid kple via Salomo be-
na: Matsɔ nye ŋkɔ aɖo xɔ sia me
tegbee kple Yerusalem, si metia
le Israel-towo katã me la. 8 Nye-
mana Israel ƒe afɔ nate ɖa le anyi-
gba, si mena wo fofowo la dzi
azɔ o, nenye be, wolé nye sewo,
ɖoɖowo kple kɔnuwo, siwo katã
mena wo to Mose dzi la me ɖe
asi, eye wowɔ wo dzi ko. 9 Ke
Manase ble Yuda kple Yerusalem
wowɔ nu vɔ̃ɖi wu dukɔ, siwo Ye-
howa tsrɔ̃ ɖa le Israel-viwo ŋgɔ.
10 Eye Yehowa ƒo nu kple Ma-
nase kple eƒe dukɔ la, ke wome-
ɖo toe o.

Manase ƒe ga me nɔnɔ, dzimetɔtrɔ kple gbedodoɖa.

11 Eyata Yehowa na Asur-fia
ƒe aʋafiawo va ƒo ɖe wo dzi; wo-
ɖe ga Manase heɖe aboyoe, eye
wode kɔsɔkɔsɔe hekplɔe yi Babel.
12 Eye esi wòɖo xaxa me la, eƒo
koko le Yehowa, eƒe Mawu la ŋku
me, eye wòbɔbɔ eɖokui ɖe anyi
vevie le fofoawo ƒe Mawu la ŋku
me. 13 Edo gbe ɖa nɛ, eye wò-
see nɛ, eɖo to eƒe kokoƒoƒo, eye
wògakplɔe va Yerusalem le eƒe
fiaɖuƒe la me. Tete Manase dze
sii be, [c]Yehowa ye nye Mawu.
14 Esia megbe la eɖo gli kɔ-
toetɔ ɖe Dawid ƒe du la ŋu le ɣe-
toɖoƒe gome to Gixon ŋu le bali
la me ɖo ta tɔmelãgbo la nu heƒo
xlã Ofel; eye wòɖo wo wokɔ ŋu-
tɔ. Eye wòɖo aʋafiawo Yuda-du
sesẽwo katã me. 15 Eɖe mawu
tutɔwo kple legba la ɖa le Yeho-
wa ƒe aƒe la me hekpe ɖe vɔsa-
mlekpui, siwo katã wòɖi ɖe Ye-
howa ƒe aƒe ƒe to dzi kple Yeru-
salem la ŋuti, eye wòtsɔ wo ƒu
gbe ɖe dua godo. 16 Eɖi Yehowa
ƒe vɔsamlekpui la, eye wòsa akpe-
ɖavɔ kple kafukafuvɔ le edzi, eye
wòɖe se na Yuda be, woasubɔ
Yehowa, Israel ƒe Mawu la. 17
Negbe ɖeko dukɔ la gasa vɔ le
nuxeƒewo, gake Yehowa ye wo-
sanɛ na. 18 Manase ŋutinya su-
sɔeawo, eƒe gbedodoɖa na eƒe
Mawu kple nukpɔlawo ƒe nya, si-
wo wogblɔ nɛ le Yehowa, Israel

[a] kp. 12.
[b] kpɔ Fia. II. 22, 1. 2.
[d] 29, 2.
[c] Fia. I. 18, 39.
[f] 14, 4; Mo. III. 26, 30.
[g] Fia. I. 13, 2.

ƒe Mawu la ƒe ŋkɔ me la, kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo ŋu-
tinya me. 19 Eƒe gbedododa kple
alesi woɖo toe, eƒe nuvɔ̃wo katã
kple eƒe nu tovo wɔwɔwo kpakple
teƒe, siwo wòtu nuxeƒewo ɖo, eye
wòtsɔ Aserawo kple legbawo ɖo
hafi va bɔbɔ eɖokui la, kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe nukpɔlawo ŋuti-
nya me. 20 Eye Manase mlɔ fo-
foawo gbɔ, eye woɖii ɖe eƒe xɔ
me, eye via Amon zu fia ɖe eteƒe.

Wowu fia Amon, si subɔ trɔ̃.

21 Amon xɔ ƒe blave vɔ eve, esi-
me wòzu fia, eye wòɖu fia ƒe eve
le Yerusalem. 22 Ewɔ nusi nye
vɔ̃ le Yehowa ŋku me, abe alesi
fofoa Manase wɔ ene, eye Amon
sa vɔ na legba, siwo katã fofoa
Manase wɔ, eye wòsubɔ wo. 23
Ke mebɔbɔ eɖokui ɖe anyi le Ye-
howa ŋku me, abe alesi [a]fofoa Ma-
nase va bɔbɔ eɖokui ene o; ke
boŋ Amon sia na vodada la sɔ
gbɔ ɖe edzi. 24 Eye eƒe dɔlawo
ɖo nugbe ɖe eŋu hewui le eƒe me.
25 Tete dukɔ hahoo la tsɔ via Yo-
siya ɖo fia ɖe eteƒe.

Yosiya gblẽ trɔ̃subɔsubɔ.

34. [b]Yosiya xɔ ƒe enyi, esime
wòzu fia, eye wòɖu fia ƒe
blaetɔ̃ vɔ ɖekɛ le Yerusalem. 2
[d]Ewɔ nusi dze Yehowa ŋu, eye
wòto fofoa Dawid ƒe ʋe me, eye
medze ɖe ɖusi alo mia me o. 3
Le eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe enyilia me,
esime wònye ɖekakpui ko la, eɖe
asi fofoa Dawid ƒe Mawu la didi
me, eye le ƒe wuievelia me la eɖe
asi nuxeƒewo, Aserawo, aklama
kpakpɛwo kple legba kɔkɔwo ɖe-
ɖe me ɖa le Yuda kple Yerusa-
lem. 4 Wogbã Baal ƒe vɔsamle-
kpuiwo kple [f]ɣelegba, siwo le wo
dzi la, le eƒe ŋku me, womũ Ase-
rawo, eye wogbã aklama kpakpɛ-
wo kple legba kɔkɔwo, eye wotu
wo helɔ kɔ ɖe amesiwo sa vɔ na
wo la ƒe yɔdowo dzi. 5 [g]Etɔ dzo
nunɔlawo ƒe ƒuwo le woƒe vɔsa-
mlekpuiwo dzi, eye wòklɔ Yuda
kple Yerusalem ŋu. 6 Ewɔe le
Manase, Efrayim kple Simeon ƒe
duwo, le woƒe aƒedowo me godoo
va kpe vasede Naftali. 7 Eye esi
wòmũ woƒe vɔsamlekpuiwo kple
Aserawo, gbã legbawo hetu wo,
eye wògbã ɣelegbawo katã le Is-

rael-nyigba blibo la dzi la, egbu-
gbɔ va Yerusalem.

Yosiya dzra gbedoxɔ ɖo.

8 Le eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe wuienyi-
lia me, esime wòklɔ anyigba kple
aƒea ŋu la, edɔ Safan, Azalya vi,
kple dumegã Maaseya kpakple
Yoax, Yoaxaz vi, amesi nye fia ƒe
tsiami la ɖa, be woaɖɔ Yehowa,
efe Mawu ƒe aƒe la ɖo. 9 Eye
woyi nunɔlagã Xilkiya gbɔ hetsɔ
ga, siwo wohe va Mawu ƒe aƒe me
la na, ga, si Lewi-vi, siwo nye
kpuinudzɔlawo, dzɔ le Manase
kple Efrayim kpakple Israel ƒe
ame kpɔtɔeawo katã, Yuda blibo
la kple Benyamin kpakple Yeru-
salemtɔwo si. 10 Wotsɔ wo na
dɔnunɔlawo, siwo wotsɔ ɖo Yeho-
wa ƒe aƒe la nu, ne woaɖɔ aƒe la ƒe
gbagbãƒewo ɖo. 11 Wotsɔ wo na
atikpalawo kple gliɖolawo, ne woa-
ƒle kpe fufuwo kple daɖedzitiwo,
ne woawɔ daɖedziwo na xɔ, siwo
Yuda-fiawo gblẽ la. 12 Ŋutsuawo
wɔ dɔ la le anukware me. Eye wo-
tsɔ Yaxat kple Obadya, amesiwo
nye Lewi-viwo tso Merari viwo do-
me, kple Zaxarya kpakple Mesu-
lam, amesiwo tso Kehat viwo dome,
ɖo wo nu; eye wotsɔ Lewi-vi, siwo
katã nya saŋkuƒoƒo la, 13 ɖo agba-
tsɔlawo nu, woawòe nye dɔ vo-
vovoawo wɔlawo ƒe dzikpɔlawo,
eye agbalẽŋlɔlawo, dɔnunɔlawo
kple agbonudzɔlawo tso Lewi-vi-
wo dome.

Segbalẽ, si wofɔ la xexlẽ.

14 Eye esi woyi ga, si wohe va
Yehowa-ƒe mee la, tsɔ ge la, nu-
nɔla Xilkiya fɔ Yehowa ƒe se, si
wòna to Mose dzi la ƒe agbalẽ la.
15 Tete Xilkiya xɔ edzi gblɔ na
agbalẽŋlɔla Safan bena: Mefɔ se-
gbalẽ la le Yehowa-ƒe me! Eye
Xilkiya tsɔ agbalẽ la na Safan.
16 Safan tsɔ agbalẽ la vɛ na fia
la, eye wòhe gbe vɛ na fia la gblɔ
bena: Nusiwo katã wò dɔlawo ɖo
la, wowɔ wo. 17 Wotrɔ ga, si wo-
kpɔ le Yehowa-ƒe me la, hetsɔ na
dɔnunɔlawo kple dɔwɔlawo. 18
Emegbe agbalẽŋlɔla Safan gblɔ
na fia la bena: Nunɔla Xilkiya tsɔ
agbalẽa ɖe nam. Eye Safan xlẽe
na fia la. 19 Esime fia la se se
la me nyawo la, edze eƒe awuwo.
20 Eye fia la de se na Xilkiya kple
Axikam, Safan vi, Abdon, Mixa vi,
kple agbalẽŋlɔla Safan kpakple fia
ƒe subɔla Asaya bena: 21 Miyi
ɖabia nu ɖe mia kple Israel kple
Yuda ƒe ame susɔeawo ta le agba-
lẽ, si wofɔ la me nyawo ŋuti. Ela-
bena Yehowa ƒe dɔmedzoe, si va
mia dzi la, nu sẽ ŋutɔ, le esi mía
fofowo melė Yehowa ƒe nyawo
me ɖe asi, eye womewɔ nusiwo
katã woŋlɔ ɖe agbalẽ sia me la
dzi o ta.

Nyɔnu-nyagblɔɖila Xulda.

22 Tete Xilkiya kple amesiwo
fia la dɔ la, woyi nyɔnu-nyagblɔ-
ɖila Xulda, amesi nye Salum, si
nye Tokhat vi, amesi nye Xasra
vi, eye wònye awudzikpɔla, srɔ̃ la
gbɔ le dua ƒe to evelia le Yeru-
salem, eye woƒo nu kplii alea. 23
Edo ŋu na wo bena: Ale Yehowa,
Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi: Miɖa-
gblɔ na ŋutsu, si dɔ mi ɖe gbɔnye
la bena: 24 Ale [a]Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, mahe dzɔgbevɔ̃e kple fiƒo-
de, siwo katã woŋlɔ ɖe agbalẽ, si
woxlẽ na Yuda-fia me la, ava teƒe
sia kple eme nɔlawo dzi; 25 ela-
bena wogblẽm ɖi, eye wodo dzu-
dzɔ na mawu tutɔwo, ne woatsɔ
woƒe asinudɔwɔwɔwo katã ado
dziku nam; eyata nye dɔmedzoe
va nɔƒe sia dzi, eye enu matso o.
26 Migblɔ na Yuda-fia, si dɔ mi
ɖa, be miaɖabia nu Yehowa ase
la bena: Ale Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, gblɔ esi: Nya, siwo nèse,
27 na wò dzi bɔbɔ bɔlɔbɔlɔ, eye
[b]nèbɔbɔ ɖokuiwò ɖe anyi le Ma-
wu ŋku me, le esi nèse nya, siwo
wogblɔ ɖe nɔƒe sia kple eme nɔ-
lawo ŋuti megbe la; esi nèbɔbɔ
ɖokuiwò ɖe anyi le ŋkunye me,
eye nèdze wò awu hefa avi le ŋku-
nye me la, eyata Yehowa be, ye
hã yesee. 28 Kpɔ ɖa, maɖo wò
ɖe fofowòwo gbɔ, eye woaɖı wò
ɖe yɔ me le ŋutifafa me, eye wò
ŋkuwo makpɔ dzɔgbevɔ̃e, siwo
katã mahe ava nɔƒe sia kple eme
nɔlawo dzi la ƒe ɖeke o. Eye
wohe nya la vɛ na fia la.

Nubabla la wɔwɔ yeye.

29 Tete fia la dɔ woƒo Yuda-
ame tsitsiwo kple Yerusalem-ame
tsitsiwo katã nu ƒu. 30 Eye fia
la, Yuda-ŋutsuwo katã kple Yeru-
salemtɔwo, nunɔlawo kple Lewi-
viwo kpakple dukɔ blibo la, tsi-
tsiwo kple ɖeviwo siaa, woyi Ye-

[a] Mo. III. 26, 14 v. 39; Mo. V. 28, 15–68.
[b] 33, 12.

howa ƒe aƒe la me, eye wòxlẽ
nubabla ƒe agbalẽ, si wofɔ le Ye-
howa-ƒe me la me nyawo katã ɖe
woƒe towo me. 31 Eye fia la tsi
tre ɖe enɔƒe, eye [a]wòbla nu kple a 15, 12; Yos. 24, 25.
Yehowa be, yeadze Yehowa yome,
eye yealé eƒe sewo, ɖaseɖiɖiwo
kple ɖoɖowo me ɖe asi tso dzi
blibo kple luʋɔ blibo me, eye yea-
wɔ nubabla ƒe nyawo, esiwo wo-
ŋlɔ ɖe agbalẽ sia me la dzi. 32
Eye [b]wòna amesiwo katã le Ye- b Fia. II. 23, 3.
rusalem kple Benyamin la, ɖo nu-
babla la me, eye Yerusalemtɔwo
zɔ ɖe Mawu, wo fofowo ƒe Mawu
ƒe nubabla la nu. 33 Yosiya ɖe
ŋunyɔnuwo katã le Israel-nyigba-
wo katã dzi, eye wòzi amesiwo
katã le Israel la dzi be, woasubɔ
Yehowa, woƒe Mawu la. Eye wo-
mete ɖa le Yehowa, wo fofowo ƒe
Mawu la ŋu le eƒe agbenɔɣi katã o.

### Yosiya ɖu ŋutitotoŋkekenyuie la.

35. [d]Yosiya ɖu ŋutitotoŋkeke- d kpɔ Fia. II. 23, 21–23.
nyuie la na Yehowa le Ye-
rusalem, eye wowu ŋutitotoŋkeke-
nyuie ƒe lã le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke
wuienelia dzi. 2 Eɖo nunɔlawo
woƒe dɔwo nu, eye wòde dzi ƒo
na wo le Yehowa ƒe aƒe la ŋu dɔ-
wo me. 3 Eye wògblɔ na Lewi-
viwo, amesiwo fiaa nu Israel blibo
la, eye wokɔa wo ŋu na Yehowa
la bena: Mitsɔ aɖaka la yi [e]xɔ, e Fia. I. 6, 1.
si Dawid vi Salomo, Israel-fia, tu
la me, eye migatsɔe ɖe abɔta azɔ
o. Eyata misubɔ Yehowa, mia f Kron. I. 23, 1.
Mawu la, kple eƒe dukɔ Israel ko.
4 Midzra mia ɖokui ɖo hamehame
le miaƒe aƒekɔwo nu, abe alesi Is- g Kron. I. 26, 1.
rael-fia Dawid kple via Salomo
ŋlɔe ɖi ene. 5 Eye Lewi-viwo ƒe
aƒekɔwo ƒe hawo natsi tre ɖe kɔ-
kɔeƒe la ɖe wo nɔvi, siwo nye
dukɔ la viwo ƒe hawo ƒe aƒekɔwo
nu. 6 Miwu ŋutitotoŋkekenyuie
ƒe lã la, eye mikɔ mia ɖokui ŋu,
ne miadzrae ɖo na mia nɔviwo,
ne woawɔ nu ɖe Mawu ƒe nya, si
wògblɔ to Mose dzi la nu. 7 Eye
Yosiya [h]tsɔ alẽvi kple gbɔ̃vi akpe h 30, 24.
blaetɔ̃ na dukɔ hahoo la, be woatsɔ
wo katã asa ŋutitotoŋkekenyuie ƒe i 30, 26.
vɔ ɖe amesiwo katã va la ta hekpe
ɖe nyi akpe etɔ̃ nu; nusiawo tso
fia la ƒe kesinɔnuwo me. 8 Eye
eƒe amegãwo na nu dukɔ la, nu-
nɔlawo kple Lewi-viwo faa. Xil-
kiya kple Zaxarya kpakple Ye-
xiel, amesiwo nye Mawu ƒe aƒe
la ƒe amegãwo la, tsɔ alẽvi kple
gbɔ̃vi akpe eve kple alafa ade
kple nyi alafa etɔ̃ na nunɔlawo
ɖe ŋutitotoŋkekenyuie ƒe vɔsa la
ŋu. 9 Xananya kple via Semaya
kple Netaneel, Xasabya, Yeiel kple
Yozabad, amesiwo nye Lewi-viwo
ƒe amegãwo la, tsɔ alẽvi kple
gbɔ̃vi akpe atɔ̃ kple nyi alafa atɔ̃
na Lewi-viwo ɖe ŋutitotoŋkeke-
nyuie ƒe vɔsa la ŋu. 10 Ale woɖo
subɔsubɔ lae; nunɔlawo tsi tre
ɖe wo nɔƒe, eye Lewi-viwo li le
woƒe hawo nu, abe alesi fia la de
se ene. 11 Wowu ŋutitotoŋkeke-
nyuie ƒe lãwo, eye nunɔlawo hlẽ
ʋu la tso wo si me, eye Lewi-
viwo ko agbalẽ le wo ŋu. 12 Wo-
ɖe numevɔsawo hetsɔ na dukɔ
hahoo la ƒe aƒekɔwo ƒe hawo, ne
woatsɔ wo asa vɔe na Yehowa,
abe alesi woŋlɔe ɖe Mose ƒe agba-
lẽ me ene. Alea wowɔ nyiawo
hãe. 13 Womè ŋutitotoŋkekenyuie
ƒe lã la le dzo me le ɖoɖo la nu;
ko woɖa nunana kɔkɔeawo le gaze,
ze kple agbawo me hetsɔ yi na
dukɔ hahoo la katã. 14 Emegbe
wowɔe na woawo ŋutɔ ɖokui kple
nunɔlawo; elabena nunɔlawo, si-
wo nye Aron viwo, le dzo tɔm
numevɔsa kple amiawo, vaseɖe
esime zã do. Eyata Lewi-viwo
wɔe na woawo ŋutɔ ɖokui kple
nunɔlawo, siwo nye Aron viwo hã.
15 [f]Hadzilawo, siwo nye Asaf vi-
wo, le wo nɔƒe le Dawid kple Asaf,
Heman kple fia ƒe nukpɔla Yedu-
tun ƒe sedede nu: eye [g]agbonu-
dzɔlawo le agbo sia agbo nu; wo-
medzo le woƒe dɔ nu o, elabena
wo nɔvi, Lewi-viwo, ɖa nu na wo.
16 Ale woɖo Yehowa ƒe subɔsubɔ
blibo lae gbemagbe, woɖu ŋuti-
totoŋkekenyuie la, eye wosa nu-
mevɔ le Yehowa ƒe vɔsamlekpui
la dzi, abe alesi fia Yosiya de se
ene. 17 Israel-vi, siwo va la, ɖu
ŋutitotoŋkekenyuie le ɣemaɣi, eye
woɖu abolo maʋamaʋã ŋkeke-
nyuie la ŋkeke adre. 18 Womeɖu
[i]ŋutitotoŋkekenyuie sia tɔgbe le
Israel tso nyagblɔɖila Samuel ŋɔli
kpɔ o, eye Israel-fiawo katã me-
ɖu ŋutitotoŋkekenyuie, abe esi Yo-
siya kple nunɔlawo kple Lewi-vi-
wo, Yuda blibo la kple Israel, si

va, kpakple Yerusalemtɔwo ɖu
la ene o. 19 Woɖu ŋutitotoŋkeke-
nyuie sia le Yosiya ƒe fiaɖuɖu ƒe
ƒe wuienyilia me.

Yosiya ku le aʋawɔwɔ kple Farao Nexo me.

20 Le nusiawo katã megbe, esi-
me Yosiya ɖɔ aƒe la ɖo vɔ la,
Egipte-fia Nexo ho, be yeaɖawɔ
aʋa le Karkemis gbɔ le Frat nu;
eye Yosiya ho yi ɖakpee. 21 Tete
wòɖɔ amewo ɖo ɖee, ne woagblɔ
nɛ bena: Yuda-fia, nya ka le mía
kpli wò dome? Menye ŋuwòe
meho ɖo egbea o, ke boŋ ɖe aƒe,
si mía kplii míele aʋa dzi la ŋu,
eye Mawu be, mawɔ kaba. Eyata
ɖe asi le Mawu, si li kplim la ŋu,
ne magagblẽ wò o! 22 Ke Yo-
siya metrɔ kɔ le eŋu o, ke boŋ
edze avu, be yeawɔ aʋa kplii, eye
meɖo to Nexo ƒe nyawo le Mawu
ƒe nya la nu o, eye wòva aʋa wɔ
ge le Megido-bali la me. 23 Eye
aŋutrɔdalawo te fia Yosiya. Tete
fia la gblɔ na eƒe dɔlawo bena:
Mikplɔm dzoe, elabena mexɔ abi
vevie. 24 Eye eƒe dɔlawo ɖee le
tasiaɖam la me hetsɔ de eƒe ta-
siaɖam evelia me, eye wokplɔe
va Yerusalem. Eye wòku, eye
woɖii ɖe fofoawo ɖiƒe, eye Yuda
blibo la kple Yerusalem fia na Yo-
siya. 25 Eye [e]Yeremya kpa ko-
nyifaha le Yosiya ŋu, eye hadzi-
laŋutsuwo kple hadzilanyɔnuwo
katã dzi Yosiya le woƒe konyi-
fahawo me, eye wòzu kɔnu na
Israel vaseɖe egbe; kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe konyifahawo me.
26 Yosiya ŋutinya susɔeawo kple
eƒe nu dzɔdzɔe wɔwɔ ɖe Yehowa
ƒe se la nu, 27 eƒe ŋutinya tsã-
tɔwo kple megbetɔwo la, kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo kple
Yuda-fiawo ƒe agbalẽ me.

Yoaxaz.

**36.** [h]Eye dukɔ hahoo la tsɔ Yo-
siya ƒe vi Yoaxaz ɖo fia ɖe
fofoa teƒe le Yerusalem. 2 Yoa-
xaz xɔ ƒe blave vɔ etɔ̃, esime wò-
zu fia, eye wòɖu fia dzinu etɔ̃ le
Yerusalem. 3 Eye Egipte-fia ɖee
le zi dzi le Yerusalem, eye wò-
tsɔ klosalo talento alafa ɖeka kple
sika talento ɖeka he to na dukɔ
la, be wòaxe.

Yoyakim.

4 Egipte-fia tsɔ nɔvia Elyakim
ɖo fia ɖe Yuda kple Yerusalem
nu, eye wòtrɔ ŋkɔ nɛ be: Yoya-
kim; ke Nexo kplɔ nɔvia Yoaxaz
yi Egipte. 5 Yoyakim xɔ ƒe blave
vɔ atɔ̃, esime wòzu fia, eye wò-
ɖu fia ƒe wuiɖekɛ le Yerusalem;
eye wòwɔ nusi nye vɔ̃ le Yeho-
wa, eƒe Mawu la ŋku me. 6 Eye
Nebukadnezar, Babel-fia, ho ɖe
eŋu, eye wòde kɔsɔkɔsɔe hekplɔe
yi Babel.[a] 7 Eye Nebukadnezar
fɔ Yehowa ƒe aƒe la ŋu dɔwɔ-
nua ɖewo yi Babel, eye wòtsɔ wo
da ɖe eƒe fiasã me le Babel.[b] 8
Yoyakim ŋutinya susɔeawo, ŋu-
nyɔnu, siwo wòwɔ, kple vɔ̃ɖiwɔ-
wɔ, siwo wokpɔ le eŋu la, kpɔ ɖa,
woŋlɔ wo ɖe Israel-fiawo kple
Yuda-fiawo ƒe agbalẽ me; eye via
Yoyaxin zu fia ɖe eteƒe.

Yoyaxin.

9 Yoyaxin xɔ ƒe wuienyi, esi-
me wòzu fia; eɖu fia dzinu etɔ̃
kple ŋkeke ewo le Yerusalem;
eye wòwɔ nusi nye vɔ̃ le Yehowa
ŋku me. 10 Esi ƒe trɔ la, fia Ne-
bukadnezar dɔ woɖakplɔe va Ba-
bel, eye wofɔ Yehowa ƒe aƒe me
ŋu dɔwɔnu veviwo kpe ɖe eŋu,
eye wòtsɔ nɔvia Zedekiya ɖo fia
ɖe Yuda kple Yerusalem nu.[d]

Zedekiya. Babilonia boyo me nɔnɔ.

11 Zedekiya xɔ ƒe blave vɔ
eve, esime wòzu fia, eye wòɖu fia
ƒe wuiɖekɛ le Yerusalem.[f] 12 Ewɔ
nusi nye vɔ̃ le Yehowa, eƒe Mawu
la ŋku me, eye mebɔbɔ eɖokui na
nyagblɔɖila Yeremya, amesi do
Yehowa ƒe numegbe la o.[g] 13
Edze aglã ɖe fia Nebukadnezar,
amesi na wòta Mawu nɛ la hã ŋu,
esẽ ʋu me, eye wòsẽ eƒe ta me,
ale be metrɔ ɖe Yehowa, eƒe Ma-
wu la ŋu o. 14 Eye nunɔlawo
ƒe amegãwo katã hã kple dukɔ la
wɔ nu tovo geɖe le dukɔwo ƒe
[i]ŋunyɔnuwo katã nu, eye wodo
gu Yehowa ƒe aƒe, si ŋu wòkɔ le
Yerusalem. 15 Tete Yehowa, wo
fofowo ƒe Mawu la, ɖo eƒe dɔla-
wo ɖe wo enuenu, elabena Yeho-
wa kpɔ eƒe dukɔ kple eƒe nɔƒe
la ta. 16 Ke woɖe alɔme le Ma-
wu ƒe ame dɔdɔawo ŋu, wodo vlo
eƒe nyawo, eye woɖu fewu le eƒe
nyagblɔɖilawo ŋu, vaseɖe esime
Yehowa do dɔmedzoe ɖe eƒe du-
kɔ ŋu ɖe dzi, eye womete ŋu lé
enu o.[k] 17 Eye wòkplɔ Kaldea-

[a] Yer. 22, 18.
[b] Ezra 1, 7.
[d] Yer. 22, 24-30.
[e] Yer. 22, 10. 11.
[f] Yer. 52, 1–27.
[g] Yer. 37; 38.
[h] kp. 1–20 kpɔ Fia. II. 23, 30 v. 33.
[i] Mo. V. 18, 9.
[k] Lu. 20, 10-12; Dɔ. 7, 52.

tɔwo ƒe fia va ƒu wo, amesi wu
woƒe ɖekakpuiwo kple yi ɖe woƒe
kɔkɔeƒe la ƒe aƒe me, eye meve
ɖekakpuiwo kple ɖetugbiwo, ame
tsitsiwo kple amegã ɖeɖiwo nu o;
etsɔ wo katã de asi nɛ. 18 Eye
wòlɔ Mawu ƒe aƒe ŋu dɔwɔnu-
wo katã, gãwo kple sueawo, kple
Yehowa ƒe aƒe la me kesinɔnuwo
kpakple fia kple amegãwo ƒe ke-
sinɔnuwo; etsɔ wo katã yi Babel.
19 Wotɔ dzo Mawu ƒe aƒe la, eye
wogbã Yerusalem ƒe gliwo ƒu anyi,
wotɔ dzo woƒe fiasãwo katã, eye
wogblẽ woƒe nu xɔasiwo katã. 20
Ekplɔ amesiwo metsi yi nu o la,
yi Babel, eye wozu eya kple via-
wo ƒe dɔlawo, vaseɖe esime Per-
siatɔwo ƒe dziɖuɣi ɖo, 21 bena
Yehowa ƒe nya, si wògblɔ to Ye-
remya [a]nu la, nava me be: „va-
seɖe esime anyigba la nagbɔ ɖe
me“. Egbɔ ɖe me le eƒe aƒedo-
ɖiɣi la katã, vaseɖe esime ƒe
blaadre nu va yi.[b]
22 [d]Le Persia-fia Kores ƒe ƒe
gbãtɔ me la, – bena Yehowa ƒe
nya, si wògblɔ to Yeremya [e]nu
la, nava me – Yehowa ɖo Persia-
fia [f]Kores ƒe gbɔgbɔ, eye wòna
woɖe gbe ƒã le eƒe fiaɖuƒe blibo
la me, eye wòna woŋlɔ agbalẽ hã
bena: 23 Persia-fia Kores ƒe gbe
enye si: Yehowa, dziƒo Mawu la,
tsɔ anyigba dzi fiaɖuƒewo katã
nam, eye wòde se nam be, matu
xɔ na ye ɖe Yerusalem le Yuda.
Eyata mi eƒe dukɔ la dome ame-
siame neyi, eye Yehowa, eƒe Ma-
wu la, anɔ kplii!

[a] Mo. III. 26, 34.
[b] Yer. 25, 8–11.
[d] kp. 22. 23 kpɔ Ezra 1, 1–3.
[e] Yer. 29, 10.
[f] Yes. 44, 28.

---

# EZRA ƑE AGBALẼ.

Kores de mɔ na Yudatɔwo be, woatrɔ ayi aƒe.

1. [g]Le Persia-fia Kores ƒe ƒe gbãtɔ
me la – ne Yehowa ƒe nya, si
wògblɔ to [h]Yeremya nu la, nava
me – Yehowa nyɔ Persia-fia Ko-
res ƒe gbɔgbɔ, eye wòna woɖe
gbe ƒã le eƒe fiaɖuƒe blibo la me,
eye wòna woŋlɔ agbalẽ hã bena:
2 Persia-fia Kores ƒe gbe enye
si: Yehowa, dziƒo Mawu la, tsɔ
anyigba dzi fiaɖuƒewo katã nam,
eye wòde se nam be, matu xɔ na
ye ɖe Yerusalem le Yuda.[k] 3 Eya-
ta mi eƒe dukɔ la dome amesiame
neyi Yerusalem le Yuda, eye eƒe
Mawu anɔ kplii, ne wòatu xɔ na
Yehowa, Israel ƒe Mawu, si nye
Mawu le Yerusalem. 4 Eye ame-
siwo tsi teƒe, siwo katã wole la,
teƒe la nɔlawo natsɔ klosalo kple
sika, kesinɔnu kple lãwo na wo
akpe ɖe nunana, siwo woana faa,
ɖe Mawu ƒe aƒe, si le Yerusa-
lem ŋu la ŋuti.
5 Tete Yuda kple Benyamin ƒe
aƒekɔwo, nunɔlawo kple Lewi-vi-
wo, amesiame, si ƒe gbɔgbɔ Ma-
wu nyɔ la, tso be, yewoayi aɖatu
Yehowa ƒe xɔ le Yerusalem. 6
Eye wo gbɔ nɔlawo katã tsɔ klo-
salonuwo kple sika, kesinɔnuwo
kple lãwo kpakple nu xɔasiwo do
alɔ na wo hekpe ɖe nusiwo katã
wona faa la ŋuti. 7 Eye fia Kores
tsɔ Yehowa ƒe aƒe me nusiwo Ne-
bukadnezar ɖafɔ tso Yerusalem
heva da ɖe eƒe mawuwo ƒe me la
na. 8 Persia-fia Kores na kesinɔ-
nu dzikpɔla Mitredat ɖe wo nu, eye
wòxlẽ wo na Yuda ƒe amegã [i]Ses-
bazar. 9 Woƒe xexlẽme enye si:
sikagba blaetɔ̃ kple klosalogba
akpe ɖeka, hɛ blave vɔ asieke.
10 sikakplu blaetɔ̃, klosalokplu
ha evelia tɔwo alafa ene kple ewo
kpakple nu bubuwo akpe ɖeka.
11 Sikanuawo kple klosalonuawo
katã le akpe atɔ̃ alafa ene: Nusia-
wo katã Sesbazar tsɔ gbɔe, esi-
me aboyomeawo tso Babel va Ye-
rusalem.

Le Yudatɔ, siwo trɔ gbɔ, kple woƒe nudzɔdzɔ
hena gbedoxɔ tutu ŋuti.

2. [l]Anyigbadzitɔ, siwo gbɔ tso
aboyo me, amesiwo Babel-
fia Nebukadnezar ɖe aboyoe yi
Babel, eye wogbɔ va Yerusalem
kple Yuda, eye amesiame yi eƒe
du me la, wonye esi; 2 wogbɔ
kple [m]Zerubabel, Yesuya, Nexem-
ya, Seraya, Reelaya, Mardoxai,
Bilsan, Mizpar, Bigewai, Rexum
kple Baana, Israel-dukɔ la ƒe xe-

[g] Kron. II. 36, 22. 23.
[h] Yer. 25, 11; 29, 10.
[i] 2, 2. 69; 5, 14.
[k] Yes. 44, 28; 45, 1.
[l] kpɔ Nex. 7, 5–73.
[m] 1, 8; kp. 63.

xlẽme enye si. 3 Pareos viwo le
ame akpe eve alafa ḍeka blaadre
vɔ eve. 4 Sefatya viwo le ame
alafa etɔ̃ kple blaadre vɔ eve. 5
Arax viwo le ame alafa adre kple
blaadre vɔ atɔ̃. 6 Paxat-Moab vi,
siwo tso Yesua viwo kple Yoab
viwo dome la, le ame akpe eve
alafa enyi kple wuieve. 7 Elam
viwo le ame akpe ḍeka alafa eve
kple blaatɔ̃ vɔ ene. 8 Zatu viwo
le ame alafa asieke kple blane
vɔ atɔ̃. 9 Zakai viwo le ame alafa
adre kple blaade. 10 Bani viwo
le ame alafa ade kple blane vɔ
eve. 11 Bebai viwo le ame alafa
ade kple blave vɔ etɔ̃. 12 Azgad
viwo le ame akpe ḍeka alafa eve
kple blave vɔ eve. 13 Adonikam
viwo le ame alafa ade kple blaade
vɔ ade. 14 Bigewai viwo le ame
akpe eve kple blaatɔ̃ vɔ ade. 15
Adin viwo le ame alafa ene kple
blaatɔ̃ vɔ ene. 16 Ater viwo, si-
wo nye Xizkayi-hawo, le ame blaa-
sieke vɔ enyi. 17 Bezai viwo le
ame alafa etɔ̃ kple blave vɔ etɔ̃.
18 Yora viwo le ame alafa ḍeka
kple wuieve. 19 Xasum viwo le
ame alafa eve kple blave vɔ etɔ̃.
20 Gibar viwo le ame blaasieke
vɔ atɔ̃. 21 Betlexem viwo le ame
alafa ḍeka kple blave vɔ etɔ̃. 22
Netofa-ŋutsuwo le ame blaatɔ̃ vɔ
ade. 23 Anatot-ŋutsuwo le ame
alafa ḍeka kple blave vɔ enyi,
24 Azmawet viwo le ame blane
vɔ eve. 25 Kiryat-Arim viwo, Ke-
fira viwo kple Beerot viwo le ame
alafa adre kple blane vɔ etɔ̃. 26
Rama viwo kple Geba viwo le ame
alafa ade kple blave vɔ ḍeke. 27
Mixmas ŋutsuwo le ame alafa ḍe-
ka kple blave vɔ eve. 28 Betel-
ŋutsuwo kple Ai-ŋutsuwo le ame
alafa eve kple blave vɔ etɔ̃. 29
Nebo viwo le ame blaatɔ̃ vɔ eve.
30 Magbis viwo le ame alafa ḍeka
kple blaatɔ̃ vɔ ade. 31 Elam eve-
lia ƒe viwo le ame akpe ḍeka alafa
eve kple blaatɔ̃ vɔ ene. 32 Xarim
viwo le ame alafa etɔ̃ kple blave.
33 Lod viwo, Hadid viwo kple
Oni viwo le ame alafa adre kple
blave vɔ atɔ̃. 34 Yerixo viwo le
ame alafa etɔ̃ kple blane vɔ atɔ̃.
35 Senaa viwo le ame akpe etɔ̃
alafa ade kple blaetɔ̃. 36 Nunɔ-
lawo nye: Yedaya, amesi tso Ye-
sua ƒe me la ƒe viwo le ame alafa
asieke kple blaadre vɔ etɔ̃. 37
Imer viwo le ame akpe ḍeka kple
blaatɔ̃ vɔ eve. 38 Pasxur viwo
le ame akpe ḍeka alafa eve kple
blane vɔ adre. 39 Xarim viwo le
ame akpe ḍeka kple wuiadre. 40
Lewi-viwo nye: [a]Yesua kple Kad-
miel, amesiwo tso Hodaya viwo
dome la, ƒe viwo le ame blaadre
vɔ ene. 41 Hadzilawo nye: Asaf
viwo le ame alafa ḍeka kple blave
vɔ enyi. 42 Agbonudzɔlawo ƒe
viwo nye: Salum viwo, Ater vi-
wo, Talmon viwo, Akub viwo,
Xatita viwo kple Sobai viwo; wo
katã le ame alafa ḍeka kple blae-
tɔ̃ vɔ asieke.
43 [b]Gbedoxɔ me dɔwɔlawo nye:
Zixa viwo, Xasufa viwo, Tabaot
viwo, 44 Keros viwo, Siaha viwo,
Padon viwo, 45 Lebana viwo, Xa-
gaba viwo, Akub viwo, 46 Xagab
viwo, Samlai viwo, Xanan viwo,
47 Gidel viwo, Gaxar viwo, Reaya
viwo, 48 Rezin viwo, Nekoda vi-
wo, Gazam viwo, 49 Uza viwo, Pa-
seax viwo, Besai viwo, 50 Asna
viwo, Meunitɔwo ƒe viwo, Nefu-
sitɔwo ƒe viwo, 51 Bakbuk viwo,
Xakufa viwo, Xarxur viwo, 52
Bazlut viwo, Mexida viwo, Xarsa
viwo, 53 Barkos viwo, Sisera vi-
wo, Temax viwo, 54 Neziax viwo
kple Xatifa viwo.
55 Salomo [d]dɔlawo ƒe viwo nye:
Sotai viwo, Soferet viwo, Peruda
viwo, 56 Yaala viwo, Darkon vi-
wo, Gidel viwo, 57 Sefatya viwo,
Xatil viwo, Poxeret-Hazebayim
viwo kple Ami viwo. 58 Gbedo-
xɔ me dɔwɔlawo katã kple Salo-
mo dɔlawo ƒe viwo le ame alafa
etɔ̃ kple blaasieke vɔ eve. 59
Amesiwo tso Tel-Melax, Tel-
Xarsa kple Kerub-Adan-Imer va,
eye womete ŋu fia woƒe aƒekɔwo
alo woƒe dzɔdzɔme be, Israel ye-
wotso o la, wonye: 60 Delaya vi-
wo, Tobiya viwo kple Nekoda vi-
wo, wole ame alafa ade kple blaa-
tɔ̃ vɔ eve. 61 Amesiwo tso nu-
nɔlawo viwo dome, wonye Xa-
baya viwo, Hakoz viwo kple [e]Bar-
zilai, amesi ḍe srɔ̃ tso Gileadtɔ
Barzilai ƒe vinyɔnuwo dome, eye
woyɔe le nyɔnuawo ƒe ŋkɔ nu la
ƒe viwo. 62 Amesiawo di woƒe
dzidzimegbalẽ, gake womekpɔe

[a] Nex. 12, 8.
[b] 8, 20.
[d] Fia. 1. 9, 21.
[e] Sam. II. 19, 32.

o; eyata wode nunɔlanyenye la
le wo ŋuti. 63 Eye [a]anyigba dzi-
kpɔla gblɔ na wo bena, wome-
kpɔ mɔ adu nu kɔkɔetɔ ƒe deke
o, vasede esime nunɔlaa de na-
tsɔ [b]Urim kple Tumim adoe hafi.
64 Ameha blibo la le ame akpe
blane vɔ eve alafa etɔ̃ kple blaade;
65 woƒe dɔlaŋutsuwo kple dɔla-
nyɔnuwo mele eme o, woawo le
ame akpe adre alafa etɔ̃ kple
blaetɔ̃ vɔ adre. Woƒe hadzilaŋu-
tsuwo kple hadzilanyɔnuwo le
ame alafa eve. 66 Woƒe sɔwo le
alafa adre kple blaetɔ̃ vɔ ade,
woƒe tedzisɔwo le alafa eve kple
blane vɔ atɔ̃; 67 woƒe kposɔwo
le alafa ene kple blaetɔ̃ vɔ atɔ̃,
eye tedziwo le akpe ade alafa
adre kple blave.
68 Esime wova Yehowa ƒe aƒe
la gbɔ le Yerusalem la, aʋakɔwo
ƒe amegãa dewo na nu de Mawu
ƒe aƒe la ŋu, ne woagatui de eteƒe.
69 Wona nu, alesi woate ŋui wò-
nye kesinɔnu na dɔ la, sika da-
riko akpe blaade vɔ deke kple
klosalo mine akpe atɔ̃ kpakple
nunɔlawo ƒe dziwui alafa deka.
70 Ale nunɔlawo kple Lewi-viwo
kple amesiwo tso dukɔ la dome,
hadzilawo, agbonudzɔlawo kple
gbedoxɔ me dɔwɔlawo nɔ woƒe
duwo me, eye Israel blibo la nɔ
woƒe duwo me.

Numemlekpui la wɔwɔ kple agbadɔ me ŋkekenyuie dudu.

3. Esi Israel-viwo le woƒe du-
wo me, eye dzinu adrelia do
la, dukɔ la va kpe ta de Yerusa-
lem [e]sɔsɔe. 2 Tete [f]Yesua, Yo-
zadak vi, kple nɔvia, siwo nye nu-
nɔlawo, kpakple [g]Zerubabel, Seal-
tiel vi, kple nɔviawo wotso, eye
wodi Israel ƒe Mawu ƒe vɔsamle-
kpui la, ne woasa numevɔ le edzi,
abe alesi [i]woŋlɔe de Mawu ƒe ame
Mose ƒe se la me ene. 3 Wodi
vɔsamlekpui la de eteƒe, elabena
ŋɔdzi do wo de anyigba dzi du-
kɔwo ŋu; eye wosa numevɔ le
edzi na Yehowa ŋdi kple fiẽ. 4
Wodu [l]agbadɔŋkekenyuie la, abe
alesi woŋlɔe di ene, eye wosa nu-
mevɔ [m]gbesiagbe de xexlẽme la
nu, abe alesi woŋlɔe di, eye wodo
na gbesiagbe ene. 5 Emegbe wo-
sa gbesiagbe-numevɔ, dzinu yeye
kple Yehowa ƒe ŋkekenyuie kɔ-
kɔewo katã kpakple amesiwo sa
vɔ le wo dokui si la ƒe numevɔ-
wo. 6 Tso dzinu adrelia ƒe ŋkeke
gbãtɔ dzi wodze numevɔsasa gɔ-
me na Yehowa, esi womekpɔ do
Yehowa ƒe gbedoxɔ la gɔme anyi
hade o. 7 Wotsɔ ga na kpefula-
wo kple atikpalawo, eye wotsɔ
nududu kple nunono kpakple ami
na Sidontɔwo kple Tirotɔwo, ne
woatsɔ sedertiwo atso Libanon
dzi ato ƒu dzi ava Yafo, abe alesi
Persia-fia Kores de gbe na woe
ene.

Gbedoxɔ gɔmedodo anyi.

8 Esi wogbɔ va Mawu ƒe aƒe la
gbɔ le Yerusalem la, Zerubabel,
Sealtiel vi, kple Yesua, Yozadak
vi, kpakple wo nɔvi susɔeawo,
nunɔlawo kple Lewi-viwo kpa-
kple amesiwo katã gbɔ tso abo-
yo me va Yerusalem la, wodze egɔ-
me le ƒe eve megbe le dzinu eve-
lia me. Wodo Lewi-vi, siwo xɔ
ƒe blave, kpakple edzivɔwo la, ne
woanɔ Yehowa ƒe aƒe la ƒe dɔ nu.
9 Eye Yesua kple viawo kpakple
nɔviawo, Kadmiel kple viawo, si-
wo nye Hodaya viwo, do va sɔsɔe,
be yewoanɔ amesiwo le dɔ wɔm
le Mawu ƒe aƒea ŋu la nu, nene-
ma ke nye Xenadad viwo kple wo
viwo kpakple wo nɔviwo, siwo
nye Lewi-viwo.[d]
10 Esi xɔtulawo do gbedoxɔ la
gɔme anyi la, nunɔlawo le woƒe
awuwo me tsi tre di, eye wotsɔ
kpẽwo de asi, eye Lewi-vi, siwo
nye Asaf viwo la, tsɔ gakogoewo
de asi, ne woakafu Yehowa, abe
alesi Israel-fia Dawid do ene. 11
Wodzi kafukafuha kple akpedaha
na Yehowa be: [h]Eƒe dɔme nyo,
eye eƒe amenuveve li tegbee de
Israel dzi. Eye dukɔ blibo la tso
aseye sesĩe, esime wole Yehowa
kafum, le esi wodo Yehowa ƒe xɔ
la gɔme anyi ŋuti. 12 Ke nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo kpakple aƒe-
kɔwo ƒe tatɔwo dometɔ gedewo,
amegã dedi, siwo kpɔ xɔ [k]gbãtɔ
la, esi wodo xɔ sia gɔme anyi le
wo ŋku me la, wofa avi kple ɣli;
ke ame gedewo le aseye tsom
hele dzidzɔ kpɔm, eye aƒa de dzi
hoo, 13 ale be dukɔ la mete ŋu de
vovo ameha la ƒe dzidzɔseye kple
avifagbe dome o, elabena dukɔ

[a] kp. 2.
[b] Mo. II. 28, 30.
[d] Nex. 10, 10.
[e] 2, 64.
[f] 2, 2.
[g] Kron. I. 3, 17 v. 19.
[h] Kron. II 5, 13; 7, 3; Ps. 118, 1.
[i] Mo. II. 27, 1; Mo. III. 6, 2.
[k] Xag. 2, 3.
[l] Mo. III. 23, 34.
[m] Mo. IV. 29, 12 v. 38.

la tso dzidzɔseye sesĩ, eye wose
ɣli la le didife ke.

**Fudedo na Yudatɔwo zu mɔxenu le gbedoxɔ la tutu kple Yerusalem ŋu gliawo ɖoɖo me.**

**4.** Ke esi Yuda kple Benyamin
ƒe ketɔwo se be, aboyoviwo
le gbedoxɔ tum na Yehowa, Israel
ƒe Mawu la, 2 wova Zerubabel
kple afekɔwo ƒe tatɔwo gbɔ gblɔ
na wo bena: Míawo hã miatui kpli
mi, elabena miele mia Mawu la
dim abe miawo ke ene, eye eya
míele vɔ sam na tso gbesigbe
Asur-fia [a]Asar-Xadon kplɔ mi va [a] Fia. II. 17, 24. 33; 19, 37.
afisiae la. 3 Tete Zerubabel kple
Yesua kpakple Israel ƒe afekɔwo
ƒe tatɔ mamleawo ɖo ŋu na wo
bena: Medze be, mia kpli miawo
míatu xɔ na mia Mawu la o, ke
boŋ míawo ɖeɖe miatui na Yeho-
wa, Israel ƒe Mawu la, abe alesi
Persia-fia [b]Kores de se na mí ene. [b] 1, 3.
4 Eye anyigba dzi dukɔ la do alɔ-
gblɔdɔ Yuda-dukɔ la, eye wodo
ŋɔdzi na wo le xɔ la tutu me. 5
Woda adaŋuɖolawo ɖe wo ŋu, be
woagblẽ woƒe tameɖoɖo la me,
tso Persia-fia Kores ƒe agbenɔɣi
katã [d]vaseɖe Persia-fia Dario ƒe [d] kp. 24.
fiaɖuɖu me.
6 Esi Axasweros le fia ɖum la,
woŋlɔ agbalẽ tso Yudatɔwo kple
Yerusalemtɔwo nu le eƒe fiaɖuɖu
ƒe gɔmedzedzea me. 7 Le Artax-
sasta ŋɔli la Bislam, Mitredat, Ta-
beel kple wo nɔvi mamleawo ŋlɔ
agbalẽ ɖo ɖe Persia-fia Artaxsa-
sta. Woŋlɔ agbalẽ la ɖe Aram-
gbe me, eye woɖe egɔme ɖe Per-
sia-gbe me. 8 Adaŋumegã Rexum
kple agbalẽŋlɔla Simsai woŋlɔ
agbalẽ ɖe Yerusalem ŋuti ɖo ɖe
fia Artaxsasta bena: 9 Adaŋume-
gã Rexum kple agbalẽŋlɔla Sim-
sai kpakple wo nɔvi mamleawo,
siwo tso Dina, Afarsatax, Tarpal,
Afarsa, Arkewa, Babel, Susan, De-
ha kple Elam, 10 hekpe ɖe dukɔ
bubu, [e]siwo fia gã Asnapar, ame- [e] kp. 2.
si ŋu bubu le, kplɔ va ɖo Sama-
ria-du me kple anyigba bubu, si-
wo le tɔsisi la ƒe go keme dzi,
kple nya bubuwo —. 11 Agbalẽ,
si woŋlɔ ɖo ɖe fia Artaxsasta la
me nya enye si: Wò dɔlawo, ŋu-
tsu, siwo le tɔsisi la ƒe go keme
dzi, kple nya bubuwo. 12 Fia la [f] kp. 5; 6, 15.
nanyae be, Yudatɔ, siwo tso gbɔ-
wò va mia gbɔ le Yerusalem la,
gale du dzeaglã vɔ̃ɖi la tsom, wole
gliawo nu flɔm, eye wole woƒe
anyinɔwo ɖɔm ɖo. 13 Azɔ fia la
nanyae be, ne wotso du sia, eye
woflɔ gliawo nu la, ekema woa-
gbe nudzɔdzɔ, adzɔ kple mɔtaho
nana, eye mlɔe ke la woade fiawɔ
hiã me. 14 Eyata esi wònye mia-
woe ɖua fiasã mɛ dze, eye medze
be, mianɔ fia ƒe ŋukpe kpɔm o la,
eyaŋuti miele ame ɖom ɖa, ne
miana fia la nanyae; 15 elabena
ne wodzro fofowòwo ƒe nyadzɔ-
dzɔgbalẽ me la, ekema àkpɔe le
nyadzɔdzɔgbalẽ la me, àdze sii be,
du sia nye aglãdzedu, si he gbe-
gblẽ va fiawo kple anyigbawo dzi,
eye wodzea aglã le eme tso gba-
ɖegbe ke; eyatae wogblẽ du sia
ɖo. 16 Eyata miele nanam fia la
nanyae be, ne wogatso du sia, eye
woflɔ gliawo nu la, ekema esia
awɔ be, gomea ɖeke magano asi-
wò le tɔsisi la ƒe go keme dzi o.
17 Tete fia la ɖo du ɖe adaŋu-
megã Rexum kple agbalẽŋlɔla
Simsai kpakple wo nɔvi bubu, si-
wo le Samaria kple anyigba bu-
buwo dzi le tɔsisi la ƒe go keme
dzi la bena: Ŋutifafa na mi! kple
nya bubuwo. 18 Agbalẽ, si mieɖo
ɖe mi la, woxlẽe nam dedie. 19
Eye mede se be, woadzro eme,
eye wokpɔ be, du sia tsia tre ɖe
fiawo ŋu tso gbaɖegbe ke, wowɔa
ʋunyaʋunya, eye wodzea aglã le
eme. 20 Fia sẽŋuwo nɔ Yerusa-
lem, wokpɔ ŋusẽ ɖe anyigba, si-
wo katã le tɔsisi la ƒe ɣetoɖoƒe
gome la dzi, eye wona nudzɔdzɔ
kple adzɔ kple mɔtaho wo. 21
Eyata mide se, ne woaxe mɔ na
ŋutsuawo, be womagatso du sia
o, vaseɖe esime made se hafi.
22 Eyata mikpɔ nyuie, ne miaga-
wɔ ƒome le nusia me, be gbegblẽ
la nadzi ɖe dzi, eye wòazu hiã
na fiawo o.
23 Esi wonya xlẽ Artaxsasta ƒe
agbalẽa me nya na Rexum kple
agbalẽŋlɔla Simsai kpakple wo
nɔviwo la, wowɔ kplakplakpla yi
Yudatɔwo gbɔ le Yerusalem, eye
wotsɔ sesẽ xe mɔ na wo. 24 Ye-
maɣi wodzudzɔ Mawu ƒe xɔdɔ la
le Yerusalem, eye wòtsi anyi va-
seɖe Persia-fia [f]Dario ƒe fiaɖuɖu
ƒe ƒe evelia me.

Gbedoxɔ la tutu dziyiyi le nyagblɔdila Xagai kple Zaxarya ƒe nyagblɔɖi nu.

5. Eye nyagblɔɖila Xagai kple
Zaxarya, Ido vi, gblɔ nya ɖi — a 1, 1.
na Yudatɔ, siwo le Yuda kple
Yerusalem, le Israel ƒe Mawu, si
le wo nu la ƒe ŋkɔ me.[b] 2 Ye- — b Xag. 1,1; Zax. 1, 1.
maɣi Zerubabel, Sealtiel vi, kple
Yesua, Yozadak vi, wotso hede
asi Mawu ƒe xɔ la tutu me le Ye-
rusalem, eye Mawu ƒe nyagblɔ- — d 1, 8.
ɖilawo le wo ŋu hedo alɔ na wo.
3 Le ɣemaɣi la Tatnai, amesi nye
anyigba, si le tɔsisi la ƒe go ke-
me dzi la ƒe dzikpɔla, kple Setar-
Boznai kpakple wo nɔviwo va wo
gbɔ gblɔ na wo bena: Ameka ɖe
gbe na mi be, miatu xɔ sia, eye
miaflɔ gliawo nu? 4 Wogblɔ hã
bena: Ŋutsu, siwo le xɔ sia tum
la ƒe ŋkɔwo ɖe? 5 Ke woƒe Ma-
wu ƒe [e]ŋku le Yudatɔwo ƒe ame — e Mo.V. 11,12; Fia. I. 8, 29.
tsitsiawo dzi, ale be womexe mɔ
na wo o, vaseɖe esime nya la na-
ɖo Dario gbɔ, eye agbalē nava
na wo le nya la ŋuti.

Agbalēŋɔŋlɔ na fia Dario.

6 Agbalē, si anyigba, si le tɔ-
sisi la ƒe go keme dzi la ƒe dzi-
kpɔla Tatnai kple Setar-Boznai
kpakple wo nɔvi, siwo tso Afar-
satex, si le tɔsisi la ƒe go keme
dzi, ŋlɔ ɖo ɖe fia Dario la me nya
enye si. 7 Woɖo du ɖee, eye ale
wogblɔ enye si. Ŋutifafawo katā
na fia Dario! 8 Fia nenyae be,
miede Mawu gā la ƒe xɔ gbɔ le
Yuda-nyigba dzi, wotsɔ kpe gāwo
le etumi, eye wode atiwo gliawo
me, wole dɔ sia dzi kple mo ve-
vi, eye wòle ŋgɔ dem le wo si — f 1, 1.
me. 9 Tete míebia ame tsitsi ma-
wo, eye míegblɔ na wo bena:
Ameka ɖe gbe na mi be, miatu
xɔ sia, eye miaflɔ gli siawo nu?
10 Míebia woƒe ŋkɔwo hã ta se,
eye míeŋlɔ ŋutsu, siwo nye woƒe
tatɔwo le wo nu la ƒe ŋkɔwo, ne
míana nanya wo. 11 Ale wokpɔ
ɖo eŋu na mí enye si. Dziƒo kple
anyigba ƒe Mawu la ƒe dɔlawo
míenye, eye míele xɔ, si Israel-
fia gāa ɖe tu gbaɖegbe ke ƒe na-
newo nye esi va yi la tum. 12 Esi
mía fofowo do dziku na dziƒo
Mawu la, etsɔ wo de asi na Kal-
deatɔ Nebukadnezar, Babel-fia;
eya [g]gbā xɔ sia, eye wòɖe aboyo — g Fia. II. 25, 9.
dukɔ la yi Babel. 13 Ke le Babel-
fia Kores ƒe ƒe gbātɔ me la fia
Kores de se be, woatu mawuxɔ
sia.[a] 14 Eye mawuxɔ me nuawo,
sikatɔwo kple klosalotɔwo, siwo
Nebukadnezar fɔ tso gbedoxɔ me
le Yerusalem heyi ɖada ɖe gbe-
doxɔ me le Babel la, woawo hã
fia Kores fɔ tso gbedoxɔ me le
Babel hetsɔ na Sesbazar, ame-
si wotsɔ ɖo anyigba dzikpɔlae,[d]
15 eye wògblɔ nɛ bena: Tsɔ nu-
siawo, ne nayi aɖada ɖe gbedoxɔ
me le Yerusalem, eye woagatu
mawuxɔ ɖe eteƒe. 16 Tete Ses-
bazar sia va ɖo mawuxɔ la gɔ-
me anyi le Yerusalem, eye wole
etutu dzi tso ɣemaɣi vaseɖe fifi,
womekpɔ wu enu o. 17 Eyata ne
edze fia ŋu la, ekema nena woa-
dzro me le fia ƒe nudzraɖoƒe le
Babel le afima be, ele me bena,
fia Kores de se be, woatu mawuxɔ
sia le Yerusalem mahā? Eye alesi
fia la kpɔ le eŋu la, woagblɔe
aɖo ɖe mí.

Le Dario ƒe gudodo vɔ megbe wowu gbedoxɔ tutu nu, kɔ eŋuti, eye woɖu ŋutitotoŋkekenyuie la.

6. Emegbe la fia Dario de se
be, woadzro me le agbalēxɔ,
si me wodzraa nuwo ɖo le Babel
la me. 2 Tete wokpɔ agbalēa ɖe
le Axmeta-mɔ̃, si le Media-nyigba
dzi la me, eye ŋkuɖodzinya, si
woŋlɔ ɖe eme la, enye si. 3 Le
fia Kores ƒe ƒe gbātɔ me la fia
Kores de se be, woatu mawuxɔ
ɖe Yerusalem wòanye teƒe, si
woasa vɔ le; woaɖo egɔme anyi,
eye wòakɔ abɔklugui blaade, ake-
ke abɔklugui blaade.[f] 4 Woatsɔ
kpe gāwo aɖo amli etɔ̃, eye amli
ɖeka nanye ati; ga, si woagblē
ɖe eta la, natso fiaƒe me. 5 Woa-
gatsɔ mawuxɔ me nuawo, sikatɔwo
kple klosalotɔwo, siwo Nebukad-
nezar ɖafɔ tso gbedoxɔ me le
Yerusalem va Babel la, ana woa-
kɔ ayi gbedoxɔ me le Yerusa-
lem le wo teƒe, eye woaɖa wo
ɖe mawuxɔ la me. 6 Eyata Tat-
nai, anyigba dzikpɔla le tɔsisi la
ƒe go keme dzi, kple Setar-Boz-
nai kpakple wo nɔvi, siwo tso
Afarsax le tɔsisi la ƒe go keme
dzi, mite ɖa tso afima! 7 Mina
woawɔ Mawu ƒe xɔɖɔ la! Yuda-
tɔwo ƒe anyigba dzikpɔla kple

Yudatɔwo ƒe ame tsitsiwo netu
mawuxɔ sia ɖe eteƒe! 8 Eye mena
wole se dem le nusi miawɔ na
Yudatɔwo ƒe ame tsitsiwo, be woa-
tu mawuxɔ sia la ŋuti. Woatsɔ
fia ƒe nudzɔdzɔ le tɔsisi la ƒe go
keme dzi ƒe gawo ana ŋutsu sia-
wo dedie, eye womagaxe mɔ na
wo o. 9 Eye ne nane le hiahiãm,
eɖanye nyitsuvi, agbo alo alẽvi
ɖe numevɔsa na dziƒo Mawu la
ŋu; lu, dze, wein kple ami la,
ekema woatsɔ wo na wo gbesia-
gbe, abe alesi nunɔla gblɔ le Ye-
rusalem ene, eye womahe ɖe me-
gbe o; 10 ne woado dzudzɔ ʋe-
ʋẽe na dziƒo Mawu la, eye woa-
do gbe ɖa ɖe fia la kple viawo
ƒe agbe ta. 11 Eye mena wole
se dem be, ne amea ɖe trɔ nya
sia la, woaɖe ati le eƒe xɔ me
aklãe ɖe eŋuti, eye eƒe aƒe atrɔ
zu aɖukpo le nya sia ta. 12 Eye
Mawu, si na be, yeƒe ŋkɔ nanɔ
afima la, atsrɔ̃ fia sia fia kple du-
kɔ, si ado eƒe asi ɖa, be yeatsrɔ̃e,
eye yeagblẽ mawuxɔ sia le Ye-
rusalem la! Nye Dario ye de sea,
ele be, woawɔe pɛpɛpɛ!
13 Esi fia Dario nya ɖo ame ɖa
ko la, Tatnai, anyigba dzikpɔla le
tɔsisi la ƒe go keme dzi, kple Se-
tar-Boznai kpakple wo nɔviwo
wɔ pɛpɛpɛ, abe alesi wogblɔ ene.
14 Eye Yudatɔwo ƒe ame tsitsiwo
tui wòdze edzi na wo le nyagblɔ-
ɖila Xagai kple Zaxarya, Ido vi
ƒe nyagblɔɖi la nu, eye wotui he-
wu enu le Israel ƒe Mawu ƒe
sedede kple Kores, Dario kpa-
kple Persia-fia Artaxsasta ƒe se-
dede nu. 15 Wowu xɔ sia nu va-
seɖe dzinu Adar ƒe ŋkeke etɔ̃lia
dzi le fia [d]Dario ƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe
adelia me. 16 Eye Israel-viwo,
nunɔlawo kple Lewi-viwo kpa-
kple aboyome mamleawo [f]kɔ ma-
wuxɔ sia ŋu kple dzidzɔ. 17 Wo-
tsɔ nyitsu alafa ɖeka, agbo alafa
eve kple alẽvi alafa ene sa vɔe
le mawuxɔ la ŋutikɔkɔ me, eye
wotsɔ gbɔ̃tsu wuieve ɖe Israel-
toawo ƒe xexlẽme nu sa [h]nuvɔ̃vɔe
ɖe Israel blibo la ta. 18 Eye wo-
ɖo nunɔlawo le woƒe ɖoɖowo nu
kple Lewi-viwo le woƒe hawo nu
ɖe mawusubɔsubɔ nu le Yerusa-
lem, abe alesi [k]woŋlɔ ɖe Mose ƒe
agbalẽa me ene.

19 [a]Eye aboyomeawo ɖu ŋuti-
totoŋkekenyuie la le dzinu gbãtɔ
ƒe ŋkeke wuienelia dzi. 20 Ela-
bena nunɔlawo kple Lewi-viwo
kɔ wo ɖokui ŋu hahoo; wo katã
ŋu kɔ, eye wowu ŋutitotoŋkeke-
nyuielã la ɖe aboyomeawo katã
kple nunɔlawo kpakple wo ɖokui
ta. 21 Eye Israel-vi, siwo gbɔ tso
aboyo me la, woɖui hekpe ɖe ame-
siame, si ɖe eɖokui ɖa tso anyi-
gba dzi dukɔwo ƒe nu makɔmakɔ-
wo me heva wo gbɔ, be yewoadi
Yehowa, Israel ƒe Mawu la ŋuti.
22 Eye woɖu abolo maʋãmaʋã
ŋkekenyuie la ŋkeke adre kple
dzidzɔ, elabena Yehowa do dzidzɔ
na wo, eye wòtrɔ Asur-fia ƒe dzi
ɖe wo ŋu be, wòdo ŋusẽ woƒe
alɔwo ɖe Israel ƒe Mawu ƒe xɔ
la ŋu dɔwɔwɔ ŋuti.

**Artaxsasta ɖe mɔ na Ezra, eye wòkpɔ eta bena, woadzra mawusubɔsubɔ ɖo.**

7 Le nya siawo megbe, esime
[a] Persia-fia Artaxsasta le fia
ɖum la, Ezra ho va; enye [b]Seraya
vi, amesi nye Azarya vi, amesi
nye Xilkiya vi, 2 amesi nye Sa-
lum vi, amesi nye Zadok vi, amesi
nye Axitub vi, 3 amesi nye Amar-
ya vi, amesi nye Azarya vi, amesi
nye Merayot vi, 4 amesi nye Ze-
raxya vi, amesi nye Uzi vi, amesi
nye Buki vi, 5 amesi nye Abisua
vi, amesi nye Pinexas vi, amesi
nye Eleazar vi, amesi nye nunɔ-
lawo ƒe tatɔ, Aron vi la. 6 Ezra
sia ho tso Babel va, enye agbalẽ-
fiala, eye wòbi ɖe Mose ƒe se, si
Yehowa, Israel ƒe Mawu, de la
me. Fia la na nusiwo katã wò-
bia lae, elabena Yehowa, eƒe Ma-
wu ƒe [e]asi le edzi. 7 Eye ame-
wo tso Israel-viwo, nunɔlawo Le-
wi-viwo, hadzilawo, agbonudzɔla-
wo kple [g]gbedoxɔ me dɔwɔlawo
dome va Yerusalem kplii le fia la
ƒe ƒe adrelia me. 8 Eva Yerusa-
lem le fia la ƒe ƒe adrelia ƒe dzi-
nu atɔ̃lia me. 9 Dzinu gbãtɔ ƒe
ŋkeke gbãtɔ enye mɔdzegbe tso
Babel, eye wòɖo Yerusalem le
dzinu atɔ̃lia ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi,
elabena eƒe Mawu ƒe [i]asi nyui le
edzi. 10 Elabena Ezra tsɔ eƒe
dzi ɖo Yehowa ƒe se la me dzɔ-
dzro ŋu, ne wòawɔ edzi, eye wòa-
fia ɖoɖowo kple kɔnuwo le Israel.

[a] Mo. II. 12, 6.
[b] Kron. I. 5, 40.
[d] 4, 24.
[e] kp. 3, 28; 8, 18. 22; Nex. 2, 8
[f] Mo IV 7, 10; Fia. I. 8, 62-66.
[g] 2, 43.
[h] 8, 35.
[i] kp. 6.
[k] Mo. IV. 3, 6; 8, 24.

11 Agbalẽ, si fia Artaxsasta tsɔ
na nunɔla Ezra, amesi nye agbalẽ-
fiala kple Yehowa ƒe se la ƒe
nyawo kpakple eƒe ɖoɖowo na
Israel ƒe nufiala la me nya enye
si. 12 Artaxsasta, [a]fiawo ƒe fia,
ŋlɔe na nunɔla Ezra, amesi nye
dziƒo Mawu ƒe seawo fiala kple
nya bubuwo. 13 Nyee ɖe se be,
Israel-dukɔ la kple eƒe nunɔlawo
kpakple Lewi-viwo dome amesia-
me, si lɔ̃ le eɖokui si le nye fia-
ɖuƒe me be, yeayi Yerusalem la,
neyi kpli wò! 14 Elabena fia la
kple eƒe adaŋumegã adreawoe ɖo
wò ɖa be, natsɔ wò Mawu ƒe se,
si le asiwò la, adzro Yuda kple
Yerusalem me akpɔ, 15 eye natsɔ
klosalo kple sika, siwo fia la kple
eƒe adaŋumegãwo na Israel ƒe
Mawu, si ƒe nɔƒe le Yerusalem
la, faa la ayii, 16 akpe ɖe klosalo
kple sika, siwo katã nakpɔ le Ba-
bel-nyigba blibo la dzi kple nu-
siwo dukɔ la kple nunɔlawo ana
le wo ɖokui si ɖe Mawu ƒe xɔ,
si le Yerusalem ŋu faa la ŋuti.
17 Eyata tsɔ ga siawo ƒle nyitsu-
wo, agbowo kple alẽviwo kpa-
kple wo ŋu nuɖuvɔsawo kple nu-
novɔsawo pɛpɛpɛ, eye natsɔ wo
asa vɔe le mia Mawu ƒe aƒe ƒe
vɔsamlekpui la dzi le Yerusalem.
18 Nusianu, si dze mia kple nɔ-
viwo ŋu miebe, yewoawɔ klosalo
kple sika susɔeawo la, miwɔe le
mia Mawu ƒe lɔlɔ̃nu nu! 19 Eye
nusiwo wotsɔ na wò ɖe subɔ-
subɔ le wò Mawu ƒe xɔ me ŋu
la, tsɔ wo na dedie le wò Mawu
ŋku me le Yerusalem. 20 Eye
ne nane hiã le wò Mawu ƒe xɔ la
ŋu nèbe, yeaƒle la, ekema na woa-
na wò tso fia ƒe kesinɔnu dzraɖoƒe.
21 Nye, fia Artaxsasta, mana woa-
ɖe se na kesinɔnu dzikpɔlawo katã
le tɔsisi la ƒe go keme dzi be, nusia-
nu, si nunɔla Ezra, amesi nye dzi-
ƒo Mawu ƒe sefiala la, abia tso mia
si la, mianae pɛpɛpɛ, 22 vaseɖe
klosalo talento alafa, lu kor alafa,
wein bat alafa kple ami bat alafa
dzi kpakple dze alesi nu wodi.
23 Woawɔ nusianu, si nye dziƒo
Mawu ƒe se la, pɛpɛpɛ ɖe dziƒo
Mawu ƒe xɔ la ŋu, elabena nu-
kaŋuti dɔmedzoe ava fia kple via-
wo ƒe fiaɖuƒe dzi ɖo? 24 Eye
míele nanam mianyae be, amea

[a] Xez. 26, 7.
[b] kp. 6.
[d] 7, 1. 7.
[e] Kron. 1. 3, 22.
[f] 2, 6.
[g] 2, 8.
[h] 2, 10.

ɖeke mekpɔ ŋusẽ be, wòaɖo nu-
dzɔdzɔ, adzɔ kple mɔtaho na nu-
nɔlawo, Lewi-viwo, hadzilawo,
agbonudzɔlawo, gbedɔxɔ me dɔ-
wɔlawo kple mawuxɔ la ŋu dɔlawo
katã o. 25 Eye wò Ezra ɖo ʋɔ-
nudrɔ̃lawo kple dzikpɔlawo le
wò Mawu ƒe nya, si le asiwò la
nu, ne woadrɔ̃ ʋɔnu dukɔ, si katã
le tɔsisi la ƒe go keme dzi, ame-
siwo katã nya wò Mawu ƒe seawo,
eye amesi ke menya wo o la, mi-
fia woe. 26 Eye ne amea ɖe me-
wɔ Mawu ƒe se kple fia ƒe se dzi
o la, woabu fɔe ɖe eteƒe, eɖanye
wòaku alo woaɖee le ha me o, eɖa-
nye wòaxe fe alo woaɖee gaxɔ o.
27 Woakafu Yehowa, mía fofo-
wo ƒe Mawu, si ɖe nusia dzi me
na fia la, be wòaɖo atsyɔ̃ na Ye-
howa ƒe xɔ le Yerusalem, 28 eye
wòna fia la kple eƒe adaŋumegã-
wo kple fia la ƒe amegã ŋusẽtɔwo
katã ve nunye! Eye dzi ɖo ƒo-
nye meƒo tatɔwo nu ƒu tso Israel,
ne woayi kplim, elabena Yehowa,
nye Mawu ƒe [b]asi le dzinye.

Ezra ƒe mɔzɔhawo.

8 Afekɔwo ƒe tatɔwo kple woƒe
. ƒome, siwo tso Babel yi kplim
le fia Artaxsasta ƒe fiaɖuɖu me
la ƒe ŋkɔwo nye esi.[d] 2 Amesi
tso Pinexas viwo dome, enye Ger-
son. Amesi tso Itamar viwo do-
me, enye Daniel. Amesi tso Da-
wid viwo dome, enye Xatus, 3 si
tso [e]Sexanya viwo dome. Amesi
tso Pareas viwo dome, enye Za-
xarya, eye woŋlɔ ŋutsu alafa ɖeka
kple blaatɔ̃ kpe ɖe eŋu. 4 Amesi
tso [f]Paxat-Moab viwo dome, enye
Elyoenai, si nye Zeraxya vi, eye
ŋutsu alafa eve kpe ɖe eŋu. 5 Ame-
si tso [g]Zatu viwo dome, enye Se-
xanya, Yexaziel vi, eye ŋutsu alafa
etɔ̃ kpe ɖe eŋu. 6 Amesi tso Adin
viwo dome, enye Ebed, Yonatan
vi, eye ŋutsu blaatɔ̃ kpe ɖe eŋu.
7 Amesi tso Elam viwo dome, enye
Yesaya, Atalya vi, eye ŋutsu blaa-
dre kpe ɖe eŋu. 8 Amesi tso Sefatya
viwo dome, enye Zebadya, Mixael
vi; eye ŋutsu blanyi kpe ɖe eŋu.
9 Amesi tso Yoab viwo dome, enye
Obadya, Yexiel vi; eye ŋutsu alafa
eve kple wuienyi kpe ɖe eŋu.
10 Amesi tso [h]Bani viwo dome,
enye Selomit, Yosifya vi; eye ŋu-

tsu alafa ḍeka kple blaade kpe
ḍe eŋu. 11 Amesi tso Bebai vi-
wo dome, enye Zaxarya, Bebai
vi; eye ŋutsu blave vɔ enyi kpe
ḍe eŋu. 12 Amesi tso Azgad vi-
wo dome, enye Yoxanan, Hakatan
vi; eye ŋutsu alafa ḍeka kple ewo
kpe ḍe eŋu. 13 Amesiwo tso
Adonikam vi mlɔeawo dome ƒe
ŋkɔwo nye: Elifelet, Yeiel kple
Semaya, eye ŋutsu blaade kpe ḍe
wo ŋu. 14 Amesiwo tso Bigewai
viwo dome, wonye: Utai kple Za-
bud, eye ŋutsu blaadre kpe ḍe
wo ŋu.
15 Tete meƒo wo nu ƒu ḍe tɔ-
sisi, si si ḍo ta Axawa la nu, eye
míeƒu asaḍa anyi ḍe afima ŋkeke
etɔ̃; eye esi melé ŋku ḍe dukɔ
la kple nunɔlawo dome la, nye-
mekpɔ Lewi-via ḍeke le afima o.
16 Tete medɔ Eliezer, Ariel, Se-
maya, Elnatan, Yarib, Elnatan, Na-
tan, Zaxarya kple Mesulam, ame-
siwo nye nufialawo. 17 Medɔ wo
ḍe Ido, amesi nye tatɔ le Kasifya,
eye mede gbe así na wo, ne woa-
gblɔ na Ido kple nɔvia, siwo nye
[a]gbedoxɔ me ḍɔwɔlawo le Kasifya, a 2, 43.
be woakplɔ subɔlawo vɛ na mí ḍe
mía Mawu ƒe aƒe la ŋu. 18 Eye
esi wònye mía Mawu ƒe [b]así nyui b 7, 6.
le mía dzi ta la, wokplɔ Isexel, si
tso Maxli, amesi nye Lewi vi, amesi
nye Israel vi ƒe viwo dome, kple
Serabya kple viawo kpakple nɔ-
viawo vɛ na mí, wole ame wuienyi.
19 Xasabya kple Yesaya, amesi
tso Merari viwo dome, kpe ḍe eŋu;
nɔviawo kple wo viwo le ame bla-
ve. 20 Amesiwo tso [d]gbedoxɔ me d Kron. I. 9, 2.
ḍɔwɔla, siwo Dawid kple amegã-
wo na ḍe Lewi-viwo ƒe subɔsubɔ
ŋu dome la, le gbedoxɔ me ḍɔwɔla
alafa eve kple blave, woŋlɔ wo
katã ƒe ŋkɔwo ḍi.

Nutsitsidɔ kple nu kɔkɔewo nana.

21 Tete meḍe gbe ƒã le Ahawa-
tɔsisi la nu be, woatsi nu adɔ, ne
míabɔbɔ mía ḍokui ḍe anyi le
mía Mawu ŋku me, eye míabia
afɔ nyui tsɔtsɔ tso esi na mía ŋu-
tɔwo, mía viwo kple míaƒe kesi-
nɔnuwo katã. 22 Elabena ŋu le
kpeyem be, mabia aʋakɔ kple sɔ-
dolawo le fia si, ne woaxɔ na mí
tso futɔwo si me le mɔta, ela-
bena míegblɔ na fia la bena: Mía
Mawu ƒe [c]así le amesiwo katã c 7, 6.
dinɛ la dzi hena woƒe nyonyo, ke
eƒe ŋusẽ kple dziku le amesiwo
katã gblẽnɛ ḍi la dzi. 23 Ale
mietsi nu dɔ, eye mieƒo koko na
mía Mawu la le esia ta, eye wò-
wɔ edzi na mí. 24 Mietia nunɔ-
lawo ƒe amegã wuieve, Serebya
kple Xasabya hekpe ḍe wo nɔ-
viwo dometɔ ewo ŋu, 25 eye meda
klosalo kple sika kpakple ŋudɔ-
wɔnua, siwo fia kple adaŋumegã-
wo kple eƒe amegãwo kpakple
Israel blibo, si va la na, wonye
nunana kɔkɔe na mía Mawu ƒe
aƒe la, na wo. 26 Eye meda nua-
wo de así na wo, klosalo talento
alafa ade kple blaatɔ̃, klosalonu-
wo le talento alafa ḍeka, sika le
talento alafa ḍeka, 27 sikakplu
blave le dariko akpe ḍeka, kpa-
kple akɔblinu xɔasi eve, siwo ḍaa
dzo abe sika ene, eye woƒe asime
de sikatɔ nu. 28 Eye megblɔ na
wo be: Miele kɔkɔe na Yehowa,
eye nuawo le kɔkɔe, klosalo kple
sikawo nye nusiwo wona Yeho-
wa, mía fofowo ƒe Mawu la faa la.
29 Midzɔ eŋu, eye midzrae ḍo, va-
seḍe esime miada wo le Yehowa
ƒe aƒe ƒe xɔwo me le nunɔlawo ƒe
amegãwo, Lewi-viwo kple Israel
ƒe aʋakɔwo ƒe amegãwo ŋku me
le Yerusalem. 30 Tete nunɔlawo
kple Lewi-viwo xɔ klosalo kple
sika kpakple ŋudɔwɔnu, siwo wo-
da la, be woatsɔ wo ayi mía Ma-
wu ƒe me le Yerusalem.

Yerusalem dede.

31 Tete miedze mɔ tso Ahawa-
tɔsisi la nu le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke
wuievelia dzí, be míayi Yerusa-
lem. Eye mía Mawu ƒe así le mía
dzi wòḍe mí tso futɔwo kple mɔ
dzi xadelawo si me. 32 Eye míeva
Yerusalem henɔ afima ŋkeke etɔ̃.
33 Le ŋkeke eneagbe la woda klo-
salo kple sika kpakple ŋudɔwɔ-
nuawo le mía Mawu ƒe aƒe la me
de así na nunɔla Meremot, Uriya
vi; Eleazar, Pinexas vi, kpe ḍe
eŋu, eye Yozabad, Yesua vi, kple
Noadya, Binui vi, amesiwo nye
Lewi-viwo, kpe ḍe wo ŋu. 34 Wo-
da nuawo katã le woƒe xexlẽme
kple kpekpeme nu, eye woŋlɔ
kpekpeme blibo la ɣemaɣi. 35 Eye
amesiwo gbɔ tso aboyo me, siwo
nye aboyomewo la, sa numevɔ na
Israel ƒe Mawu la, nyitsu wuieve

ḍe Israel blibo la nu, agbo blaa-
sieke vɔ ade, alẽvi blaadre vɔ
adre kple gbɔ̃tsu wuieve woawɔ
nuvɔ̃vɔsae, wo katã wotsɔ sa nu-
mevɔ na Yehowa. 36 Wotsɔ [a]fia
ƒe seawo de asi na fia la ƒe dzi-
ḍulawo kple anyigba dzikpɔlawo
le tɔsisi la ƒe go keme dzi, eye wo-
kpe ḍe dukɔ la kple mawuxɔ la ŋu.

**Israel-viwo ḍe dzronyɔnuwo. Ezra ƒa konyi, eye wòḍo gbe ḍa.**

**9.** Eye esi wowu nusiawo nu
vɔ la, amegãwo va gbɔnye
gblɔ bena: Israel-dukɔ la, nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo meḍe wo
ḍokui ḍa tso anyigba dzi dukɔ, si-
wo nye Kanaanitɔwo, Xititɔwo,
Perizitɔwo, Yebusitɔwo, Amoni-
tɔwo, Moabitɔwo, Egiptetɔwo kple
Amoritɔwo ƒe ŋunyɔnuwo me o;
2 elabena [e]woawo ŋutɔwo kple
wo viŋutsuwo ḍe srɔ̃ tso woƒe
nyɔnuviwo dome, ale be ƒome kɔ-
kɔe la tsaka kple anyigba dzi du-
kɔawo, eye amegãwo kple dzi-
kpɔlawo ƒe asiwo do ŋgɔ le nu
tovo sia wɔwɔ me. 3 Esi mese
nya siawo la[g], medze nye awuwo
kple nye awu ʋlaya, mekaka nye
taḍa kple nye ge, eye mebɔbɔ nɔ
anyi de kɔ to. 4 Eye amesiwo
katã vɔvɔ̃ ḍo le Israel ƒe Mawu
ƒe nya, siwo wògblɔ ḍe aboyo-
meawo ƒe nu tovo wɔwɔ ŋu la,
kpe ta ḍe gbɔnye, eye mebɔbɔ nɔ
anyi de kɔ to, vaseḍe esime fiẽ-
nuḍuvɔsaɣi ḍo.
5 Eye esi wole fiẽnuḍuvɔ sam
la, metsi tre tso nye nuxaxa me,
eye nye awu kple nye awu ʋlaya
le dzedze, eye medze klo heke
nye abɔwo me na Yehowa, nye
Mawu la, 6 gblɔ bena: Nye Mawu,
[h]ŋu le kpeyem ŋutɔ, be mawu mo
dzi na wò, nye Mawu; elabena
[i]míaƒe vodadawo gbɔ mía ta, eye
míaƒe fɔḍiḍiwo kɔ yi ḍatɔ keke
dzifo ke. 7 Tso mía fofowo ŋɔli
ke míeḍa vo geḍe vaseḍe egbe,
eye le míaƒe fɔḍiḍi ta wotsɔ mía
kple míaƒe fiawo kple míaƒe nu-
nɔlawo de asi na anyigba dzi fia-
wo, na yi kple aboyodeḍe, na baha
kple ŋukpedodo, abe alesi wò-
gale egbe siawo ko ene. 8 Azɔ
Yehowa, mía Mawu, ve mía nu
vie, ekpɔtɔ ame susɔea ḍewo ḍi
na mí, eye wòna [l]agbadɔtsyoti mí

[a] 7, 12–26.
[b] Yes. 5, 6.
[d] Mo. III. 18, 24. 25.
[e] kp. 11. 12; Nex. 13, 23.
[f] Mo. V. 7, 2. 3.
[g] Mo. I. 37, 34.
[h] Dan. 9, 7. 8.
[i] Ps. 38, 5.
[k] Nex. 9, 33.
[l] Yes. 22, 23.

le eƒe nɔƒe kɔkɔe la, ne mía Ma-
wu nana míaƒe ŋku dzi nakɔ, eye
wòakpe ḍe mía ŋu míanɔ agbe
vie le míaƒe kluvinyenye me.
9 Elabena kluviwo mienye, ke
mía Mawu megblẽ mí ḍi ḍe míaƒe
kluvinyenye la me o, ke boŋ eve
mía nu le Persia-fiawo ŋku me,
ne wòana agbe naḍo mía me, ne
míatu mía Mawu ƒe xɔ la, eye
miadɔ eƒe gli gbagbãwo ḍo, eye
[b]gli nanɔ mía si le Yuda kple Ye-
rusalem. 10 Azɔ mía Mawu, aleke
gblɔ ge míala le nusiawo me-
gbe? Elabena míegblẽ wò seawo
ḍi, 11 se, siwo nède to wò dɔla
nyagblɔḍilawo dzi gblɔ bena:
Anyigba, si dzi mieva, be miaxɔe
wòanye mía tɔ la, anyigba [d]ma-
kɔmakɔ wònye to anyigba dzi du-
kɔwo ƒe nu makɔmakɔ wɔwɔ me,
elabena wotsɔ woƒe ŋunyɔnuwo
kple woƒe nu makɔmakɔwo na
wòyɔ tso go ḍeka vaseḍe go ke-
me. 12 Eyata [f]migatsɔ mía vi-
nyɔnuwo na woƒe viŋutsuwo o,
eye migaḍe woƒe vinyɔnuwo na
mía viŋutsuwo o; migadi woƒe
ŋutifafa kple woƒe nyui tegbee o,
ne ŋusẽ naḍo mía ŋu, eye miaḍu
anyigba dzi nu nyuitɔwo, eye mia-
gblẽe ḍi na mía viŋutsuwo wòa-
nye wo tɔ tegbee. 13 Le nusiwo
katã va mía dzi le míaƒe nuwɔwɔ
vɔ̃ḍiwo kple míaƒe fɔḍiḍi gã ta la
megbe la, elabena to míaƒe dzida-
dawo gbɔ hã la èkpɔtɔ ame ʋeea
ḍewo ḍi na mí... 14 ḍe míagaḍa
wò seawo dzi, eye míaḍo ƒome
kple dukɔ nyɔŋuwoa? Ðe màḍo
dɔmedzoe ḍe mía ŋu, vaseḍe esi-
me míatsrɔ̃ avɔ, eye amea ḍeke
makpɔtɔ alo asi oa? 15 Yeho-
wa, Israel ƒe Mawu, enye dzɔ-
dzɔetɔ: elabena miawoe nye ame
susɔeawo, siwo kpɔtɔ ḍi, abe alesi
wòle egbe siawo ene. Kpɔ ḍa,
míele míaƒe fɔḍiḍiwo me le ŋku-
wò me, elabena míate ŋu anɔ te
ḍe nuwò le esia ta o.[k]

**Israel-viwo ḍe dzronyɔnuwo ḍa le wo dome.**

**10.** Esi Ezra do gbe ḍa, eye wòʋu
eḍokui me, eƒa avi, eye wò-
mlɔ mawuxɔ ŋgɔ la, ameha gãa
ḍe ŋutɔ tso Israel va kpe ta ḍe
egbɔ, ŋutsuwo, nyɔnuwo kple ḍe-
viwo; elabena dukɔ la ƒa avi ve-
vie. 2 Tete Yexiel vi Sexanya,

amesi tso Elam viwo dome la, xɔ
edzi gblɔ na Ezra bena: Míeto
vo ɖe mía Mawu la ŋu, be míeɖe
nyɔnu tutɔwo tso anyigba dzi
dukɔwo dome, ke mɔkpɔkpɔ gale
Israel ŋu le esia ta. 3 Eyata mina
míabla nu kple mía Mawu la, ne
míaɖe nyɔnuawo katã kple vi, si-
wo wodzi la ɖa, le nye afetɔ kple
amesiwo vɔvɔ̃ ɖo le mía Mawu ƒe
sea ŋu la ƒe aɖaŋuɖoɖo nu, eye
woawɔe le se la nu! 4 Tso, ela-
bena nya la le asiwò me, eye míeli
kpli wò; lé dzi ɖe ƒo, eye nawɔe!
5 Tete Ezra tsi tre, eye wòna
amegã, siwo tso nunɔlawo kple
Lewi-viwo kpakple dukɔ blibo la
dome la, woka atam be, yewoa-
wɔ ɖe nya siawo nu. Eye woka
atam la. 6 Tete Ezra fɔ tso ma-
wuxɔ la ŋgɔ heyi Yoxanan, Elya-
sib vi ƒe xɔ me. Eye esi wòva
afima la, meɖu abolo o, eye meno
tsi o. Elabena exa nu le aboyo-
meawo ƒe nu tovo wɔwɔ ŋuti.
7 Tete wona woɖe gbe ƒã na
aboyomeawo katã le Yuda kple
Yerusalem be, woava kpe ta ɖe
Yerusalem. 8 Ke ne amea ɖe
meva le ŋkeke etɔ̃ me o la, woa-
gblẽ eƒe kesinɔnuwo katã gbidi-
gbidi, eye woaɖe eya ŋutɔ le abo-
yomewo ƒe ha la me, abe alesi ame-
gãwo kple ame tsitsiwo ɖo ene.
9 Tete Yuda-ŋutsuwo kple Ben-
yamin-ŋutsuwo va kpe ta ɖe Ye-
rusalem le ŋkeke etɔ̃ megbe le
dzinu asiekelia ƒe ŋkeke blave-
lia dzi, eye dukɔ blibo la bɔbɔ
nɔ anyi ɖe dogba dzi le Mawu ƒe
xɔ la ŋgɔ, eye wole dzodzom nya-
nyanya le nya la kple tsidzadza
ta. 10 Eye nunɔla Ezra tsi tre
gblɔ na wo bena: Miewɔ nu tovo
be, mieɖe nyɔnu tutɔwo, ne mía-
na Israel ƒe fɔɖiɖi nadzi ɖe dzi.
11 Eyata miʋu mía ɖokui me na
Yehowa, mía Mawu la, eye miwɔ
eƒe lɔlɔ̃nu, eye miklã mía ɖokui
ɖa tso anyigba dzi dukɔwo kple
nyɔnu tutɔwo ŋu! 12 Tete dukɔ
blibo la do ɣli sesĩe ɖo ŋu bena:
Alesi nègblɔ la, nenema míawɔ!
13 Ke dukɔ la sɔ gbɔ, eye wònye
tsidzaɣi, be womate ŋu anɔ tsi-
tre ɖe xexe o, eye dɔ la menye
ŋkeke ɖeka alo ŋkeke eve tɔ wò-
nye o, elabena míaƒe dzidadawo
sɔ gbɔ le nya sia me. 14 Woaɖo
míaƒe amegãwo na ameha blibo
la, eye amesiame, si le míaƒe du-
wo me, ɖe nyɔnu tutɔwo la, nava
le ɣeyiɣi tɔxɛ dzi, eye du la ƒe
ame tsitsiwo kpe ʋɔnudrɔ̃lawo
nakpe ɖe wo ŋu, vaseɖe esime
míana mía Mawu ƒe dɔmedzoe nu
nafa ɖe mía ŋu le nya sia ta.
15 Negbe Yonatan, Asahel vi, kple
Yaxzeya, Tikwa vi, koe tsi tre
ɖe nya la ŋu, eye Mesulam kple
Sabetai, amesiwo nye Lewi-viwo
la, de wo dzi. 16 Ke aboyomea-
wo wɔ nenema, eye wotia nunɔla
Ezra kple ŋutsu, siwo nye aƒe-
kɔwo ƒe tatɔwo le woƒe aƒekɔwo
nu, amesiame kple eƒe ŋkɔ; eye
woɖi ʋɔnu le dzinu ewolia ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi be, woadzro nya
la me. 17 Eye wowu nya la nu
na ŋutsu, siwo katã ɖe nyɔnu tu-
tɔwo, vaseɖe dzinu gbãtɔ ƒe ŋke-
ke gbãtɔ dzi.
18 Nunɔlawo ƒe vi, siwo ɖe nyɔ-
nu tutɔwo, wokpɔ le Yozadak vi
[a]Yesua ƒe viwo kple nɔviawo do-
me la, wonye Maaseya, Eliezer,
Yarib kple Gedalya, 19 eye woɖo
be, yewoaɖe asi le yewo srɔ̃wo
ŋu, eye yewoana agbo ɖeka woa-
wɔ fɔɖivɔsa ɖe yewoƒe fɔɖiɖi
la ta. 20 Amesiwo tso Imer viwo
dome la, wonye Xanani kple Ze-
badya. 21 Amesiwo tso Xarim
viwo dome la, wonye Maaseya,
Eliya, Semaya, Yexiel kple Uziya.
22 Amesiwo tso Pasxur viwo do-
me la, wonye Elyoenai, Maaseya,
Ismael, Netaneel, Yozabad kple
Eleasa. 23 Amesiwo tso Lewi-
viwo dome la, wonye Yozabad,
Simei, Kelaya, eya enye Kelita, Pe-
taxya, Yuda kple Eliezer. 24 Ame-
si tso hadzilawo dome la, enye
Elyasib. Amesiwo tso agbonu-
dzɔlawo dome la, wonye Salum,
Telem kple Uri. 25 Esiwo tso
Israel, wonye esi. Amesiwo tso
Pareos viwo dome la, wonye
Ramya, Yiziya, Malkiya, Miyamin,
Eleazar, Malkiya kple Benaya.
26 Amesiwo tso Elam viwo dome
la, wonye Matanya, Zaxarya, Ye-
xiel, Abdi, Yeremot kple Eliya.
27 Amesiwo tso Zatu viwo dome
la, wonye Elyoenai, Elyasib, Ma-
tanya, Yeremot, Zabad kple Aziza.
28 Amesiwo tso Bebai viwo dome
la, wonye Yoxanan, Xananya, Za-

[a] 3, 2; 9, 2.

bai kple Atlai. 29 Amesiwo tso
Bani viwo dome la, wonye Me-
sulam, Malux, Adaya, Yasub, Seal
kple Yeramot. 30 Amesiwo tso
Paxat-Moab viwo dome la, wonye
Adna, Xelal, Benaya, Maaseya,
Matanya, Bezaleel, Binui kple Ma-
nase. 31 Amesiwo tso Xarim vi-
wo dome la, wonye Eliezer, Yi-
siya, Malkiya, Semaya, Simeon,
32 Benyamin, Malux kple Semarya.
33 Amesiwo tso Xasum viwo do-
me la, wonye Matenai, Matata,
Zabad, Elifelet, Yeremai, Manase
kple Simei. 34 Amesiwo tso Bani
viwo dome la, wonye Maadai,
Amram, Uel, 35 Benaya, Bedya,
Keluhu, 36 Wanya, Meremot, Elya-
sib, 37 Matanya, Matnai, Yaasai,
38 Bani, Binui, Simei, 39 Selemya,
Natan, Adaya, 40 Maxnadbai, Sa-
sai, Sarai, 41 Azareel, Selemya,
Semarya, 42 Salum, Amarya kple
Yosef. 43 Amesiwo tso Nebo vi-
wo la, wonye Yeiel, Matitya, Za-
bad, Zebina, Yadai, Yoel kple Be-
naya. 44 Amesiawo katã ɖe nyɔ-
nu tutɔwo, eye nyɔnuawo dome-
tɔa ɖewo dzi viwo.

---

# NEXEMYA ƑE AGBALẼ.

---

**Nexemya do gbe ɖa le denyigba ƒe gbegblẽ ta.**

1. Nexemya, Haxalya vi ƒe ŋuti-
nyawo nye esi: Le dzinu Kis-
lew dzi le ƒe blavelia me, esime
mele Susa-mɔ̃ me la, 2 Xanani,
amesi tso nɔvinyewo dome la,
kple ŋutsua ɖewo tso Yuda va,
eye mebia nya wo se le Yudatɔ,
siwo nye ame mamle, siwo susɔ
tso aboyo me kple Yerusalem la
ŋuti. 3 Tete woɖo ŋu nam bena:
Ame mamle, siwo susɔ tso aboyo
me le anyigba dzi afima la, wole
dzɔgbevɔ̃e gã kple ŋukpe me; wo-
gbã Yerusalem ƒe [b]gliwo, eye wo-
tɔ dzo eƒe agbowo.
4 Esi mese nya siawo la, [d]mebɔ-
bɔ nɔ anyi hefa avi, eye mexa nu
ŋkeke geɖe, metsi nu dɔ, eye me-
do gbe ɖa le dziƒo Mawu la ŋku
me 5 gblɔ bena: Ao, Yehowa, dzi-
ƒo Mawu, wò Mawu [e]gã, si ŋu ŋɔ-
dzi le, amesi léa nubabla kple ame-
nuveve me ɖe asi na amesiwo lɔ̃-
nɛ, eye woléa eƒe seawo me ɖe
asi la, 6 ke wò to, eye naʋu wò
ŋkuwo, ne nase wò dɔla ƒe gbe, si
mele dodom ɖa egbe le ŋkuwò me
zã kple keli ɖe wò dɔla Israel-
viwo ta, eye meʋu Israel-viwo ƒe
nuvɔ̃, siwo míewɔ ɖe ŋuwò la me;
mía kple fofonye ƒe aƒe hã míe-
wɔ nuvɔ̃. 7 Miewɔ nu gbegblẽ ɖe
ŋuwò, eye míewɔ se, ɖoɖo kple
kɔnu, siwo nède asi na wò dɔla
Mose la dzi o. 8 Ɖo ŋu nya, si
nègblɔ na wò dɔla Mose bena:
Ne miewɔ nu tovo la, ekema ma-
ka mi ahlẽ ɖe dukɔwo dome; 9 ke
ne mietrɔ ɖe ŋunye, eye mielé nye
sewo me ɖe asi hewɔ wo dzi la,
nenye be, [a]miaƒe amesiwo woɖe
aboyoe la, ɖe wóle keke dziƒo ƒe
mlɔenu ke hã la, maƒo mia nu ƒu
tso afima akplɔ ava teƒe, si metia
be, nye ŋkɔ nanɔ afima. 10 Wò
ŋutɔ wò dɔlawo wonye kple wò
dukɔ, si nèɖe kple wò ŋusẽ gã
kpakple wò alɔ sesẽ. 11 Oo Aƒetɔ,
ke wò to ɖe wò dɔla ƒe gbedodo-
ɖa kple wò dɔla, siwo wò ŋkɔ vɔ-
vɔ̃ dzrona la ƒe gbedododa ŋu, na
wòadze edzi na wò dɔla egbea
dzro, eye nana ŋutsu sia na ve enu!
Fia ƒe ahakula menye.

[a] Mo. V. 30, 4.
[b] Kron. II. 36, 19.
[d] 9, 1; Ezra 9, 3.
[e] 4, 9; Dan. 9, 4.

**Nexemya bia ŋusẽ kple agbalẽ tso fia si bena woate ŋu atu Yerusalem.**

2. Eye wòva me le dzinu Nisan
me le fia Artaxsasta ƒe ƒe bla-
velia me, esime wein le egbɔ la,
metsɔ wein la de asi na fia la; – ke
nyemeɖo adã le eŋku me kpɔ o.
2 Tete fia la gblɔ nam be: Nuka-
ŋuti nèɖo adã, evɔ mèle dɔ lèm
hafi o? Menye nu bubua ɖekee o,
ke boŋ nu xam nèle le dzi me.
Eyata vɔvɔ̃ ɖom ŋutɔ, 3 eye me-
ɖo ŋu na fia la bena: Fia nenɔ
agbe tegbee! Nukaŋuti nyemaɖo
adã o, esi du, si nye fofonyewo
ɖiƒe la, zu aƒedo, eye dzo fiã eƒe
agbowo la? 4 Fia la gblɔ nam be:
Nuka biam nèle? Tete medo gbe

ɖa na dziƒo Mawu la, 5 eye meɖo
ŋu na fia la bena: Ne edze fia ŋu,
eye wò dɔla ƒe nu nyo ŋuwò la,
ekema ɖom ɖe fofonyewo ƒe ɖi-
ƒedu la me le Yuda, ne magatsoe.
6 Tete fia la kple fiasrɔ̃, si bɔbɔ
nɔ exa la, gblɔ nam bena: Ŋke-
ke nenie nèle mɔ zɔ ge, eye gbe-
kagbe natrɔ agbɔ? Esi wòdze fia
la ŋu be, wòaɖom ɖa la, meɖo ŋke-
ke na 7 gblɔ na fia la bena: Ne
edze fia ŋu la, ekema woana agba-
lẽm matsɔ ana anyigba dzikpɔla-
wo le tɔsisi la ƒe go keme, be
woana matso me ayi, vaseɖe esi-
me made Yuda, 8 kple agbalẽ ma-
tsɔ na fia ƒe ave dzikpɔla Asaf, be
wòatsɔ atiwo nam, ne matsɔ akpa
mɔ̃ la ƒe agbowo, siwo le gbedo-
xɔ kple du la ƒe gliwo kpakple [a] Eƒ. 2, 12.
aƒe, si me yi ge mala la ŋu. Tete
fia la lɔ̃ edzi nam, elabena nye
Mawu ƒe [b]asi nyui le dzinye. 9 [b] Ezra 7, 8.
Fia la kpe aʋafiawo kple sɔdo-
lawo ɖe ŋunye, eye meva anyi-
gba dzikpɔlawo gbɔ le tɔsisi la
ƒe go keme hetsɔ fia ƒe agbalẽa-
wo na wo. 10 Ke esi Xoronitɔ
Sanebalat kple Amonitɔwo ƒe dɔ-
la Tobiya wosee la, dzi ku wo
vevie ŋutɔ be, amea ɖe va nyui
di ge na Israel-viwo.
11 Esi meva Yerusalem, eye
menɔ afima ŋkeke etɔ̃ la, 12 mía
kple ŋutsu ʋeea ɖewo míetso le
zã; ke nyemegblɔ nusi nye Mawu
de dzi me nam, be mawɔ na Ye-
rusalem la, na amea ɖeke o; eye
lãa ɖeke menɔ ŋunye o, negbe lã,
si medo la koe. 13 Meto balime-
gbo la nu le zã me heva ke ɖe
lovudo la kple akɔligbo la gbɔ,
eye meɖe ŋku ɖe Yerusalem ƒe
gli gbagbãwo kple alesi dzo fiã
eƒe agbowoe. 14 Emegbe meyi ŋgɔ
heva [d]vudogbo la kple fia ƒe ta [d] 3, 15.
la gbɔ; ke teƒea ɖeke meli na lã,
si le tenye la, be wòato ayi ŋgɔ
o. 15 Eye meto bali la me le zã
heɖe ŋku ɖe gli la, emegbe me-
trɔ va to balimegbo la nu hegbɔ
va aƒe me. 16 Ke amegãwo me-
nya afisi meɖe kple nusi meɖawɔ
o; eye nyemeka eta na Yudatɔwo
nunɔlawo, bubumewo, amegãwo
kple dɔwɔla bubuawo o. 17 Tete
megblɔ na wo bena: Miele dzɔ-
gbevɔ̃e, si me míele la kpɔm, be
Yerusalem zu aƒedo, eye eƒe agbo-
wo fiã oa? Eyata mina míaɖo Ye-
rusalem ƒe gliawo, be womagaɖe
alɔme le mía ŋu azɔ o! 18 Megblɔ
nye Mawu ƒe asi nyui, si le dzi-
nye la na wo, eye meto fia ƒe nya,
siwo wògblɔ nam la hã na wo.
Tete wogblɔ bena: Míatso, eye
míaɖo wo! Ale wodo ŋusẽ woƒe
asiwo ɖe dɔ nyui la wɔwɔ ŋu.
19 Ke esi Xoronitɔ Sanebalat
kple Amonitɔwo ƒe dɔla Tobiya
kpakple Arabiatɔ Gesem wosee
la, woɖu fewu heɖe alɔme le mía
ŋu gblɔ bena: Nuka nye esi wɔm
miele, ɖe miebe, yewoadze aglã
ɖe fia ŋua? 20 Tete meɖo ŋu gblɔ
na wo bena: Dziƒo Mawu la ana
wòadze edzi na mí, eye mí, eƒe
dɔlawo, míatso aɖo wo; ke miawo
la [a]gome kple nya kpakple ŋkɔa
ɖeke mele mia si le Yerusalem o.

Alesi wotu Yerusalem gliawoe.

3 Tete nunɔlagã Elyasib kple
[a] nɔviawo, siwo nye nunɔlawo
la, wotso, eye woɖe alẽgbo la, wo-
kɔ eŋu, eye wode ʋɔtruwo enu;
wokɔ eŋu vaseɖe xɔ tsrala Hamea
kple xɔ tsrala Xananel gbɔ. 2 Ye-
rixo-ŋutsuwo kpe ɖe eŋu le glia-
ɖoɖo me, eye Sakur, Imri vi, hã
kpe ɖe eŋu le glia ɖoɖo me.
3 Sena viwo ɖe tɔmelãgbo la wo-
kpae, eye wode ʋɔtruwo, ʋɔtru
ŋu gawo kple ʋɔmedetiwo wo nu.
4 Meremot, Hakoz vi Uriya ƒe vi,
kpe ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo me,
Mesulam, Mesezabeel vi Berexya
ƒe vi, kpe ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo
me, eye Zadok, Baana vi, kpe ɖe
wo ŋu le glia ɖoɖo me. 5 Eye Te-
koatɔwo kpe ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo
me, ke woƒe bubumewo mede ta
woƒe Afetɔ ƒe dɔ la te o. 6 Yo-
yada, Peseax vi, kple Mesulam, Be-
sodya vi, woɖe agbo xoxo la wo-
kpae, eye wode ʋɔtruwo, ʋɔtru
ŋu gawo kple ʋɔmedetiwo wo nu.
7 Eye Gibeontɔ Melatya kple Me-
ronotitɔ Yadon kpakple Gibeon-
ŋutsuwo kple Mizpa-ŋutsuwo, ame-
siwo dea anyigba dzikpɔla, si le
tɔsisi la ƒe go keme ƒe zikpui ŋgɔ
la, kpe ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo me.
8 Uziel, Xarhaya vi, amesi tso sika-
nutulawo dome la, kpe ɖe wo ŋu le
glia ɖoɖo me, eye Xananya, amesi
tso ami ʋeʋẽe ɖalawo dome la, kpe
ɖe eŋu glia ɖoɖo me; eye wodra

Yerusalem ɖe enu vaseɖe gli keke
la gbɔ. 9 Eye Refaya, Xur vi, amesi
nye Yerusalem-nutowo me ƒe afã
ƒe amegã la, kpe ɖe wo ŋu le glia
ɖoɖo me. 10 Yedeya, Xarumaf vi,
kpe ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo me tso
eƒe aƒe kasa, eye Xatus, Xasbneya
vi, kpe ɖe eŋu le glia ɖoɖo me.
11 Milkiya, Xarim vi, kple Xasub,
Paxat-Moab vi, woɖo gli la ƒe akpa
evelia, eye wotu kpoxɔ tsrala la.
12 Salum, Xaloxes vi, si nye Ye-
rusalem-nutowo me ƒe afã ƒe ame-
gã la, kpakple vianyɔnuwo wokpe
ɖe wo ŋu le glia ɖoɖo me. 13 Xa-
nun kple Zanoaxtɔwo ɖɔ balime-
gbo la ɖo; wowu enu, eye woɖe
ʋɔtruwo, ʋɔtru ŋu gawo kple ʋɔ-
medetiwo enu; eye woɖo glia va-
seɖe akɔligbo la gbɔ wòle abɔ-
klugui akpe ɖeka. 14 Malkiya, Re-
xab vi, si nye amegã le weingble-
nutowo me la, ɖɔ akɔligbo la ɖo;
ewu enu, eye wòɖe agbo, ʋɔtru
ŋu gawo kple ʋɔmedetiwo enu.
15 Salum, Kol-Xoze vi, amesi nye
amegã le Mizpa-nutowo me la, ɖɔ
vudogbo la ɖo; ewu enu, eye wò-
gbã eta me hede agbo kple ʋɔtru
ŋu gawo kpakple ʋɔmedetiwo enu;
eɖo ᵈSelax-ta la ƒe gli, si le fia
ƒe abɔ ŋu vaseɖe atrakpui, si ɖiɖi
ɖe Dawid ƒe dua me la gbɔ. 16 Eyo-
me Nexemya, Azbuk vi, amesi nye
amegã le Bet-Zur-nutowo ƒe afã
me la, ɖɔe ɖo vaseɖe Dawid ƒe
yɔdowo kasa kple ta, si woɖe, kpa-
kple kalẽtɔwo ƒe xɔ gbɔ. 17 Eya
yome Lewi-viwo ɖɔe ɖo: Rexum,
Bami vi, ɖɔe ɖo; amesi kpe ɖe
eŋu le eɖɔɖɔɖo me hena eƒe nu-
towo me la, enye Xosabya, amesi
nye amegã le Kegila-nutowo ƒe
afã me. 18 Eya yome wo nɔviwo
ɖɔe ɖo: Bawai, Xenadad vi, amesi
nye amegã le Kegila-nutowo ƒe
afã me. 19 Eser, Yesua vi, amesi
nye amegã le Mizpa la, kpe ɖe
eŋu ɖɔ akpa evelia, si le to dzi mɔ
kasa la ɖo vaseɖe aʋawɔnuxɔ,
si le dzogoe dzi la gbɔ. 20 Eya
yome Barux, Zabai vi, ɖo vevie ɖɔ
akpa evelia ɖo tso dzogoea dzi
vaseɖe nunɔla gã ᶠElyasib ƒe aƒe
ƒe ʋɔtru nu. 21 Eya ʰyome Me-
remot, Xakoz vi Uriya ƒe vi, ɖɔe
ɖo yi dzi tso Elyasib ƒe aƒe ƒe
ʋɔtru nu vaseɖe Elyasib ƒe aƒe
ƒe mlɔenu. 22 Eya yome nunɔ-
lawo, siwo nye ŋutsuwo tso Yor-
dan-nutowo me la ɖɔe ɖo. 23 Eme-
gbe Benyamin kple Xasub woɖɔe
ɖo le woƒe aƒe kasa; eyome Ana-
nya vi Maaseya ƒe vi Azarya ɖɔe
ɖo le eƒe aƒe ŋu. 24 Eyome Bi-
nui, Xenadad vi, ɖɔ akpa evelia
ɖo tso Azarya ƒe aƒe gbɔ vase-
ɖe afisi glia ƒe tɔtrɔƒe, eye va-
seɖe dzogoe dzi. 25 Palal, Uzai
vi, ɖɔe ɖo le tɔtrɔƒe la kple
xɔ tsrala dzigbetɔ, si le fiasã ŋu
le ᵃgaxɔ ƒe xɔxɔnu la kasa; eye
Pedaya, Paros vi, dze eyome.
26 Gbedoxɔ me ɖɔwɔlawo nɔ Ofel
dzi vaseɖe tsigbo, si le ɣedzeƒe
gome, kple xɔ tsrala, si ɖo gɔ̃ la
kasa. 27 Emegbe Tekoatɔwo ɖɔ
akpa evelia ɖo le xɔ tsrala gã, si
ɖo gɔ̃ la kasa vaseɖe Ofel ƒe gli
gbɔ. 28 Nunɔlawo ɖɔ ᵇsɔgbo la
ƒe dzigbe gome ɖo, amesiame le
eƒe aƒe kasa. 29 Emegbe Zadok,
Imer vi, ɖɔe ɖo le eƒe aƒe kasa;
eya yome Semaya, Sexanya vi,
si nye ɣedzeƒegbo la nudzɔla ɖɔe
ɖo. 30 Emegbe Xananya, Selemya
vi, kple Xanun, amesi nye Zalaf
ƒe vi adelia la, ɖɔ akpa evelia ɖo;
eyome Mesulam, Berexya vi, ɖɔe
ɖo le eƒe aƒe kasa. 31 Eya yome
sikanutula vi Malkiya ɖɔe ɖo va-
seɖe gbedoxɔ me ɖɔwɔlawo kple
nudzralawo ƒe aƒe gbɔ, tso Mif-
kadgbo la kasa vaseɖe dziƒoxɔ
dzogoedzitɔ la gbɔ. 32 Sikanutu-
lawo kple nudzralawo ɖɔ dziƒoxɔ
dzogoedzitɔ kple alẽgbo la ɖo-
me ɖo.

33 Ke esi Sanebalat se be, míele
glia ɖom la, eku dzi nɛ, eye wòdo
ɖɔmedzoe ŋutɔ hede ᵉalɔme le
Yudatɔwo ŋu 34 gblɔ le nɔviawo
kple Samaria-ʋakɔ la ŋku me be-
na: Nuka wɔm Yudatɔ beli siawo
le? Ɖe woazi kpi akpɔ woa? Ɖe
woasa vɔa? Ɖe woawu enu egbea?
Eye ɖe woagbɔ agbe kpe, siwo
wotɔ dzoe la, tso anyiglãgoawo
mea? 35 Eye Tobiya, Amonitɔ la,
de edzi gblɔ bena: Ne wotui ko!
Ne abei de edzi la, akaka woƒe
kpegli la. 36 Oo mía Mawu, se
alesi woɖo vlo mí! ᵍNa woƒe fe-
wuɖuɖu nava woƒe ta dzi, eye na
woaha wo ayi aboyonyigba dzi.
37 Megatsyɔ nu woƒe vodada dzi
o, eye megaɖe woƒe nuvɔ̃ ɖa le
ŋkuwò me o; elabena woɖo dziku

a Yer. 32, 2; 38, 1.
b Fia. 11, 11, 16.
d Yoh. 9, 7.
e 2, 19.
f kp. 1.
g Ps. 7, 17.
h Ezra 8, 33.

na wò le glidolawo ŋku me. 38 Ke
míeḍo gli la, eye gli blibo la va
kpe vaseḍe eƒe kɔkɔme ƒe afã,
eye dzi nɔ dukɔ la ƒo ḍe dɔ la ŋu.

**To futɔwo ƒe fewuḍuḍu kple nyanyrã gbɔ hã la woḍo glia yi dzi.**

4. Ke esi Sanebalat kple Tobiya,
Arabiatɔwo kple Amonitɔwo
kpakple Asdodtɔwo se be, woḍɔ
Yerusalem ŋu gliwo ḍo, eye gba-
gbãƒeawo de asi xexe me la, dzi
ku wo ŋutɔ, 2 eye wo katã wobla
be, yewoaho aḍawɔ aʋa kple Ye-
rusalem, eye yewoade ʋunyaʋu-
nya eme. 3 Ke míawo míedo gbe
ḍa na mía Mawu la, eye mieḍe
dzɔlawo ḍo wo ŋu keli kple zã le
wo ta. 4 Tete Yuda gblɔ bena:
Ŋusẽ vɔ le agbatsɔlawo ŋu, eye
anyigbãgoawo sɔ gbɔ akpa, eye
míate ŋu aḍo gli la o. 5 Tete
míaƒe futɔwo gblɔ bena: Wome-
gadze sii o, eye womegakpɔ mí o,
vaseḍe esime míaḍo wo dome, eye
míawu wo ahaŋa dɔ la nu natso.
6 Ke esi Yudatɔ, siwo tso teƒewo
katã le wo gbɔ la, va gblɔ na mí
zi ewo be, mítrɔ va yewo gbɔ la,
7 tete meḍe amewo ḍo anyigbe
gome le glia godo le gbagbagbe;
meḍo dukɔ la le woƒe ƒomeawo
nu, eye wolé woƒe yiwo, akplɔwo
kple dawo ḍe asi. 8 Eye mekpɔe
hetsi tre gblɔ na bubumewo, ame-
gãwo kple ame susɔeawo bena:
Migavɔ̃ wo o; miḍo ŋku Aƒetɔ [a]gã  a 1, 5.
dziŋɔ la dzi, eye miwɔ aʋa ḍe
mia nɔviwo, miaƒe ŋutsuviwo kple
miaƒe nyɔnuviwo, mia srɔ̃wo kple
miaƒe aƒewo ta!
9 Esime míaƒe futɔwo se be,
míenyae, [b]eye Mawu gblẽ woƒe  b Hi. 5, 12.
tameḍoḍo me la, tete mí katã mie-
trɔ va gli la gbɔ, eye amesiame
yi eƒe dɔ dzi. 10 Tso gbemagbe
nye ḍekakpuiawo ƒe afã wɔa dɔ,
eye afã evelia léa akplɔ, akpoxɔ-
nu kple da ḍe asi, eye wodo ga-  d Mo. 11. 23, 24.
wu, eye amegãwo tsi tre ḍe Yuda
ƒe aƒe blibo la megbe. 11 Ame-
siwo le gli ḍom kple agbatsɔlawo
siaa tsɔ asi ḍeka le dɔ wɔmi, eye
wotsɔ asi ḍeka lé aʋawɔnuwo ḍe
asi. 12 Amesiwo le glia ḍom hã,
ta yi ḍe ali hafi le glia ḍom, eye
kpẽkula tsi tre ḍe axanye. 13 Tete
megblɔ na bubumeawo kple ame-
gãwo kpakple ame mamleawo be-
na: Dɔ la sɔ gbɔ, eye wòkeke ta,
míekaka ḍe gli dzi, eye amesiame
le adzɔge tso nɔvia gbɔ. 14 Teƒe,
si miase kpẽ ƒe ḍiḍi le la, afima
miakpe ta ḍe mía gbɔ ḍo; mía
Mawu awɔ aʋa na mí!
15 Alea míewɔ dɔ lae; woƒe afã
léa akplɔ ḍe asi tso agudzedze
me, vaseḍe esime ɣletiviwo tona.
16 Megblɔ na dukɔ la ɣemaɣi hã
bena: Amesiame kple eƒe ḍeka-
kpui netsi Yerusalem dɔ, ne woa-
nye dzɔlawo na mí le zã me, eye
woawɔ dɔ le ŋkeke me. 17 Mía
kple nɔvinyewo kple nye ḍeka-
kpuiwo kpakple ŋutsu, siwo nye
dzɔlawo le yonyeme la, mieḍe
míaƒe awuwo ḍi kpɔ o, eye ame-
siame ƒe aʋawɔnu le exa.

**Nexemya ḍe ame dahewo ƒe fukpekpe ḍa.**

5. Eye dukɔ la kple wo srɔ̃wo
ƒe ɣli ḍi hoo ḍe wo nɔvi Yuda-
tɔwo ŋuti. 2 Amea ḍewo gblɔ be:
Mía viŋutsuwo kple mía vinyɔnu-
wo sɔ gbɔ, ele na mí be, míaƒle
bli aḍu, ne míatsi agbe! 3 Amea
ḍewo gblɔ be: Míatsɔ míaƒe agble-
wo, míaƒe weingblewo kple míaƒe
xɔwo aḍo awɔba aƒle blii le dɔ-
ŋɔli la. 4 Eye ame bubuwo gblɔ
bena: Míetsɔ míaƒe agblewo kple
míaƒe weingblewo ḍo awɔba, bena
míate ŋu adzɔ nu na fia la. 5 Azɔ
mía nɔviwo ƒe ŋutilã le abe míaƒe
ŋutilã ene, eye wo viwo le abe
mía viwo ene; kpɔ ḍa, ele na mí
be, míatsɔ mía viŋutsuwo kple mía
vinyɔnuwo awɔ kluviwoe, gɔglɔ̃-
gɔ la mía vinyɔnuwo dometɔa ḍe-
wo zui xoxo, eye ŋusẽa ḍeke mele
mía si o, elabena míaƒe agblewo
kple míaƒe weingblewo zu ame
bubuwo tɔ! 6 Esi mese woƒe ɣli
kple nya siawo la, dɔme vem ŋutɔ.
7 Tete meḍe ŋugble, eye mehe
nya ḍe bubumeawo kple amegã-
wo ŋu gblɔ na wo bena: Miele
mia nɔviwo [d]tafam! Eye meḍi ʋɔ-
nu gãa ḍe ḍe wo ŋu 8 gblɔ na wo
bena: Míawo míexɔ mía nɔvi Yu-
datɔ, siwo wotsɔ dzra na dukɔ-
wo la ƒle, alesi míete ŋui ko la,
eye azɔ miawo mietsɔ mia nɔ-
viwo le dzadzram, eye wole wo
dzram na mía? Ke wozi kpi, eye
womekpɔ nyaa ḍeke ḍo eŋu o.
9 Tete megblɔ bena: Nusi wɔm
miele la, menyo o. Esi dukɔ, si-

wo nye míafe futɔwo, le alɔme
dem le mía ŋu la, ɖe miagbe zɔ-
zɔ le mía Mawu la vɔvɔ̃ mea?
10 Mía kple nɔvinyewo kple nye
ɖekakpuiawo hã míedo ga kple
bli gbana na wo; mina míatsɔ fe
la ake wo dzro! 11 Migbugbɔ wofe
agblewo, weingblewo kple amiti-
gblewo kple wofe xɔwo kpakple
ga kple bli, wein kple ami fe ala-
faliawo ɖeka, siwo miedo na wo
la, na wo egbea! 12 Tete wogblɔ
bena: Míagbugbɔ wo ana, eye mía-
bia naneke tso wo si o; míawɔ,
abe alesi négblɔ ene! Meyɔ nu-
nɔlawo vɛ, eye mena woka atam
be, woawɔ nya sia dzi. 13 Meʋu-
ʋu nye akɔnu gblɔ bena: Ale
Mawu aʋuʋu amesiame, si mewɔ
nya sia dzi o la, tso efe me kple
efe nuwo gbɔe, eye alea wòaʋu-
ʋui wòaɖi gbɔlo! Tete ameha bli-
bo la ɖo ŋu bena: Neva me! Eye
wokafu Yehowa. Eye dukɔ la wɔ
nya sia dzi.

**Nexemya zu duƒia; gake menye videnu ta o.**

14 Tso gbemagbe, esi wode se
nam be, mazu anyigba dzikpɔla le [a Ezra 4, 12.]
Yuda-nyigba dzi la, mía kple nɔ-
vinyewo míeɖu anyigba dzikpɔnu
o fe wuieve sɔŋ, tso fia Artaxsasta
fe fe blavelia dzi vaseɖe fe blae-
tɔ̃ vɔ evelia dzi. 15 Anyigba dzi-
kpɔla tsãtɔ, siwo nɔ ŋgɔnye la,
do agba na dukɔ la, eye woxɔa
abolo kple wein wòwu klosalo se-
kel blane le wo si gbesiagbe, eye
wofe ɖekakpuiwo hã sẽ ŋuta le
dukɔ la ŋu; ke nye la nyemewɔ
alea o, le vɔvɔ̃ na Mawu ta. 16 Nye
hã mekpe asi ɖe gliɖodɔ sia ŋu,
eye míefle agblea ɖeke o, eye nye
ɖekakpuiwo katã kpe ta ɖe dɔ la
ŋu le afima. 17 Yudatɔwo kple
amegãwo, ame alafa ɖeka kple
blaatɔ̃, kpakple amesiwo tso du-
kɔ, siwo fo xlã mí godoo dome va
la, siaa nɔa nye kplɔ̃ ŋu. 18 Nu-
siwo woɖana gbesiagbe la, wonye:
nyitsu ɖeka, alẽ tiatia ade kple
xewo; nusiawo woɖana ɖe nye
ŋutɔ nye akɔta dzi; hekpe ɖe wein
vovovowo ŋu fũ ɖe ŋkeke ewo
nu; to egbɔ hã nyemebia anyi-
gba dzikpɔnu o, elabena dɔ la nu
sẽ na dukɔ la. 19 Nye Mawu, [b]ɖo [b 13, 14. 22. 31.]
ŋku nusiwo katã mewɔ na dukɔ
la dzi nam bena nye nyui.

**Nexemya medo to futɔwo fe nyawo o; ewu glia ɖoɖo nu.**

6 Eye wòva me, esime Saneba-
lat, Tobiya kple Arabiatɔ Ge-
sem kpakple míafe futɔ mamlea-
wo se be, meɖo gliawo, eye gba-
gbãfea ɖeke megale eŋu o la, –
vaseɖe ɣemaɣi la, nyemekpɔ de
agbo mɔnuwo nu haɖe o – 2 tete
Sanebalat kple Gesem woɖo ame
ɖem, be woagblɔ nam bena: Va,
ne míakpe le kɔfeawo me le Ono-
bali la me! Ke ɖe woɖo ɖe ta me
be, yewoawɔ vɔ̃m. 3 Eye medɔ
ame ɖo ɖe wo, be woagblɔ na wo
bena: Dɔ gã dzi mele, eyata nye-
mate ŋu ava o. Nukaŋuti dɔ la
atsi akpo dzi, eye magblée ɖi adzo
va mía gbɔa? 4 Woɖo ame ɖem
alea zi ene, eye meɖo ŋu na wo
alea. 5 Tete Sanebalat ɖo efe
ɖekakpui ɖem zi atɔ̃lia, eye wòlé
agbalẽ, si nu wometre o la, ɖe asi.
6 Ale woŋlɔ ɖe eme enye si: Eɖi
le dukɔwo dome wose, eye Gasmu
be, mía kple Yudatɔwo mieɖo be,
yewoadze aglã, eyata néle glia
ɖom, eye néle didim be, yeanye
wofe fia; kple nya bubuwo.[a] 7 Eɖo
nyagblɔɖilawo hã, ne woaɖe gbe
fã le ŋuwò le Yerusalem be: Fia
le Yuda si! Azɔ nya sia le fia
la gbɔ de ge. Eyata va, ne míaɖe
adaŋu kple mía nɔewo. 8 Tete
medɔ ame ɖee, ne woagblɔ nɛ be-
na: Nya, siwo nése la, mele eme
o, boŋ wò ŋutɔe kpa wo tso wò
ta me. 9 Elabena wo katã le di-
dim be, yewoaɖo ŋɔdzi na mí hele
susum be, wofe asiwo aɖo agblɔ
ɖe dɔ la ŋu, eye womawu nu o.
Eyata do ŋusẽ nye asiwo! 10 Eye
meyi Semaya, Mehetabeel vi De-
laya fe vi, amesi do ʋɔ ɖe eɖo-
kui nu la fe me, eye wògblɔ be-
na: Mina míayi gbedoxɔ gãtɔ me
le mawufe la me, eye míaɖo gbe-
doxɔ la fe ʋɔtruwo; elabena wo-
gbɔna wu wò ge; zã mee wogbɔ-
na wu wò ge. 11 Tete meɖo ŋu
bena: Ame abe nye ene nasia?
Nyemaɣi gbedoxɔ me, be matsi
agbea? Nyemele eme yi ge o.
12 Medze sii be, menye Mawue
dɔe o; elabena ɖeko wògblɔ nya
ɖi ɖe ŋunye, le esi Tobiya kple
Sanebalat woɖae ŋunye la ta.
13 Eyata woɖae ɖo, be mavɔ̃, eye
mawɔ alea ahawɔ [d]nuvɔ̃, ne nya [d Mo. IV. 18, 7.]

vɔ̃ naḍi woase ahatsɔ aḍe alɔmee
le ŋunye. 14 Nye Mawu, [a]ḍo ŋku
Tobiya kple Sanebalat dzi le wɔfe
nuwɔwɔ siawo nu ƒekpe ḍe nyɔ-
nunyagblɔḍila Noadia kple nya-
gblɔḍila susɔeawo, siwo be, ye-
woado ŋɔdzi nam la ŋuti.
15 Gli la wu nu le ŋkeke bla-
atɔ̃ vɔ eve megbe le dzinu Elul
ƒe ŋkeke blave vɔ atɔ̃lia dzi.
16 Esime míaƒe futɔwo katã see
la, vɔvɔ̃ ḍo dukɔ, siwo katã ƒo
xlã mí godoo va kpe la, eye dzi
ḍe le wo ƒo, eye wodze sii bena,
mía Mawu gbɔ dɔ sia tso wowɔ.
17 Le ɣemaɣi la Yuda bubumewo
ŋlɔ agbalẽ ḍo ḍe Tobiya edziedzi,
eye Tobiya ƒã ḍoe ḍe wo. 18 Ela-
bena dzoḍuxɔlɔ̃ geḍewo le esi le
Yuda, elabena eya nye Sexanya,
Arax vi ƒe to, eye via ḍe Berexya
vi Mesulam ƒe vinyɔnu. 19 Wɔƒo
nu nyuie ƒã le eŋu nam, eye wo-
ḍo nye nyawo ḍe egbɔ. Ale To-
biya ḍo agbalẽ ḍa, be yeatsɔ ado
ŋɔdzi nam enye si.

Du ŋudzɔlawo ḍoḍo.

7. Esime woḍo gliawo, eye me-
de agboawo vɔ la, woḍo agbo-
nudzɔlawo, hadzilawo kple Lewi-
viwo. 2 Eye meḍo nɔvinye Xa-
nani kple mɔ̃ la ƒe amegã Xananya
Yerusalem nu, elabena enye anu-
kwaretɔ kple mawuvɔ̃la wu ame
bubu geḍewo. 3 Eye megblɔ na
wo bena: Womekpɔ mɔ aʋu Yeru-
salem-gboawo, vaseḍe esime ŋdɔ
naʋu o, eye woado agboawo ade
gameti wo me, ne dzɔlawo le wo
teƒewo. Eye woḍe dzɔlawo tso
Yerusalemtɔwo dome, amesiame
le enɔƒe le eƒe aƒe kasa. 4 Du la
nyadrí, eye wòlolo, ke amesiwo
le eme la, mesɔ gbɔ o, eye wo-
mekpɔ tu xɔwo o.

Dukɔ la xexlẽ.

5 Tete nye Mawu dee dzi me
nam be, maƒo bubumewo, amegã-
wo kple dukɔ la nu ƒu, ne maŋlɔ
woƒe ŋkɔwo le woƒe ƒomeawo nu.
Eye mekpɔ amesiwo gbɔ zi gbã-
tɔ la ƒe dzidzimegbalẽ, eye ale
woŋlɔ ḍe eme enye si. 6 [b]Anyi-
gbadzitɔ, siwo gbɔ tso aboyo me,
amesiwo Nebukadnezar, Babel-fia
ḍe aboyoe yi Babel, eye wogbɔ
va Yerusalem kple Yuda, ame-
siame yi eƒe du me la, wonye si;

[a] 3, 33. 37.

[b] kp. 6—73 kpɔ Ezra 2.

7 wogbɔ kple Zerubabel, Yesua,
Nexemya, Azarya, Raamya, Naxa-
mani, Mardoxai, Bilsan, Misperet,
Bigewai, Nexum kple Baana. Is-
rael-dukɔ la ƒe ŋutsuwo ƒe xexlẽ-
me enye si: 8 Pareos viwo le ame
akpe eve alafa ḍeka kple blaadre
vɔ eve. 9 Sefatya viwo le ame
alafa etɔ̃ kple blaadre vɔ eve.
10 Arax viwo le ame alafa ade
kple blaatɔ̃ vɔ eve. 11 Paxat-
Moab viwo, siwo tso Yesua kple
Yoab viwo dome la, le ame akpe
eve alafa enyi kple wuienyi.
12 Elam viwo le ame akpe ḍeka
alafa eve kple blaatɔ̃ vɔ ene.
13 Zatu viwo le ame alafa enyi
kple blane vɔ atɔ̃. 14 Zakai viwo
le ame alafa adre kple blaade.
15 Binui viwo le ame alafa ade
kple blane vɔ enyi; 16 Bebai vi-
wo le ame alafa ade kple blave
vɔ enyi. 17 Azgad viwo le ame
akpe eve alafa etɔ̃ kple blave vɔ
eve. 18 Adonikam viwo le ame
alafa ade kple blaade vɔ adre.
19 Bigewai viwo le ame akpe eve
kple blaade vɔ adre. 20 Adin vi-
wo le ame alafa ade kple blaatɔ̃
vɔ atɔ̃. 21 Ater viwo, siwo nye
Xizkiya-ƒawo, le ame blaasieke vɔ
enyi. 22 Xasum viwo le ame alafa
etɔ̃ kple blave vɔ enyi. 23 Bezai
viwo le ame alafa etɔ̃ kple blave
vɔ ene. 24 Xarif viwo le ame
alafa ḍeka kple wuieve. 25 Gi-
beon viwo le ame blaasieke vɔ atɔ̃;
26 Betlexem-ŋutsuwo kple Netofa-
ŋutsuwo le ame alafa ḍeka kple
blanyi vɔ enyi. 27 Anatot-ŋutsu-
wo le ame alafa ḍeka kple blave
vɔ enyi. 28 Bet-Asmawet-ŋutsu-
wo le ame blane vɔ eve. 29 Kir-
yat-Yearim-ŋutsuwo, Kefira-ŋu-
tsuwo kple Beerot-ŋutsuwo le ame
alafa adre kple blane vɔ etɔ̃. 30 Ra-
ma-ŋutsuwo kple Geba-ŋutsuwo
le ame alafa ade kple blave vɔ
ḍeka. 31 Mixmas-ŋutsuwo le ame
alafa ḍeka kple blave vɔ eve.
32 Betel-ŋutsuwo kple Ai-ŋutsu-
wo le ame alafa ḍeka kple blave
vɔ etɔ̃. 33 Nebo evelia ƒe ŋutsu-
wo le ame blaatɔ̃ vɔ eve. 34 Elam
evelia ƒe ŋutsuwo le ame akpe
ḍeka alafa eve kple blaatɔ̃ vɔ ene.
35 Xarim viwo le ame alafa etɔ̃
kple blave. 36 Yerixo viwo le ame
alafa etɔ̃ kple blane vɔ atɔ̃; 37 Lod

viwo, Hadid viwo kple Ono viwo
le ame alafa adre kple blave vɔ
ɖekɛ. 38 Senaa viwo le ame akpe
etɔ̃ alafa asieke kple blaetɔ̃.
39 Nunɔlawo: Yedaya, amesi
tso Yesua ƒe me la ƒe viwo le ame
alafa asieke kple blaadre vɔ etɔ̃.
40 Imer viwo le ame akpe ɖeka
kple blaatɔ̃ vɔ eve; 41 Pasxur vi-
wo le ame akpe ɖeka alafa eve
kple blane vɔ adre; 42 Xarim vi-
wo le ame akpe ɖeka kple wuia-
dre. 43 Lewi-viwo: Yesua kple
Kadmiel, amesiwo tso Hodeya vi-
wo dome la ƒe viwo le ame blaa-
dre vɔ ene. 44 Hadzilawo: Asaf
viwo le ame alafa ɖeka kple blane
vɔ enyi. 45 Agbonudzɔlawo: Sa-
lum viwo, Ater viwo, Talmon vi-
wo, Akub viwo Xatita viwo kple
Sobai viwo, wole ame alafa ɖeka
kple blaetɔ̃ vɔ enyi. 46 Gbedoxɔ
me dɔwɔlawo: Zixa viwo, Xasufa
viwo, Tabaot viwo, 47 Keros viwo,
Sia viwo, Padon viwo, 48 Lebana
viwo, Xagaba viwo, Salmai viwo,
49 Xanan viwo, Gidel viwo, Gaxar
viwo, 50 Reaya viwo, Rezin viwo,
Nekoda viwo, 51 Gazam viwo, Uza
viwo, Peseax viwo, 52 Besai viwo,
Meunitɔwo ƒe viwo, Nefusitɔwo ƒe
viwo, 53 Bakbuk viwo, Xakufa vi-
wo, Xarxur viwo, 54 Bazlut viwo,
Mexida viwo, Xarsa viwo, 55 Bar-
kos viwo, Sisera viwo, Temax vi-
wo, 56 Neziax viwo kple Xatifa
viwo. 57 Salomo ƒe dɔlawo vi-
wo nye: Sotai viwo, Soferet viwo,
Perida viwo, 58 Yaala viwo, Dar-
kon viwo, Gidel viwo, 59 Sefatya
viwo, Xatil viwo, Poxeret-Hazeba-
yim viwo kple Amon viwo. 60 Gbe-
doxɔ me dɔwɔlawo katã kple Salo-
mo ƒe dɔlawo viwo le ame alafa
etɔ̃ kple blaasieke vɔ eve. 61 Ame-
siwo tso Tel-Melax, Tel-Xarsa, Ke-
rul, Adon kpakple Imer va, eye
womete ŋu fia woƒe aƒekɔwo alo
woƒe dzɔdzɔme be, Israel yewo-
tso o la, wonye: 62 Delaya viwo,
Tobiya viwo kple Nekoda viwo,
wole ame alafa ade kple blane
vɔ eve. 63 Amesiwo tso nunɔlawo
dome, wonye: Xabaya viwo, Ha-
koz viwo kple Barzilai, amesi ɖe
srɔ̃ tso Gileadtɔ Barzilai vinyɔ-
nuwo dome, eye woyɔe le nyɔnua
ƒe ŋkɔ nu la ƒe viwo. 64 Ame-
siawo di woƒe dzidzimegbalẽ, gake
womekpɔe o, eyata woɖe nunɔla-
nyenye la le wo dzi. 65 Eye anyi-
gbanua dzikpɔla gblɔ na wo be-
na, womekpɔ mɔ aɖu nu kɔkɔe-
tɔwo ƒe ɖeke o, vaseɖe esime
nunɔla natsɔ Urim kple Tumim
adoe hafi.
66 Ameha blibo la le ame akpe
blane vɔ eve alafa etɔ̃ kple blaade.
67 Woƒe dɔlaŋutsuwo kple woƒe
dɔlanyɔnuwo mele eme o, woawo
le ame akpe adre alafa etɔ̃ kple
blaetɔ̃ vɔ adre. Woƒe hadzilaŋu-
tsuwo kple hadzilanyɔnuwo le
ame alafa eve kple blane vɔ atɔ̃.
68 Woƒe sɔwo le alafa adre kple
blaetɔ̃ vɔ ade, woƒe tedzisɔwo le
alafa eve kple blane vɔ atɔ̃,
69 kposɔwo le alafa ene kple
blaetɔ̃ vɔ atɔ̃, eye tedziwo le akpe
ade alafa adre kple blave.

**Nudzɔdzɔ nana faa.**

70 Aƒekɔwo ƒe amegãa ɖewo
na nu ɖe dɔ la ŋu. Nusiwo [a]anyi-
gba dzikpɔla na hetsɔ ɖe kesinɔnu
la me la, wonye: sika dariko akpe
ɖeka, ʋutre blaatɔ̃ kple nunɔlawo
ƒe dziwui alafa atɔ̃ kple blaetɔ̃.
71 Nusiwo aƒekɔwo ƒe amegãa
ɖewo na hetsɔ de kesinɔnuawo
me ɖe dɔ la, wonye: sika dariko
akpe blave, klosalo mine akpe
eve kple alafa eve. 72 Nusiwo
dukɔ mamlea na la, wonye: sika
dariko akpe blave, klosalo mine
akpe eve kple nunɔlawo ƒe dzi-
wui blaade vɔ adre. 73 Eye nu-
nɔlawo kple Lewi-viwo, agbonu-
dzɔlawo kple hadzilawo kple ame-
siwo tso dukɔ la me, gbedoxɔ me
dɔwɔlawo kple Israel blibo la nɔ
woƒe duwo me.

**Dɔ gã, si sea xexlẽ wo ɖe dukɔ la dzi.**

8 Esi Israel-viwo le woƒe duwo
me, eye dzinu adrelia do la,
dukɔ blibo la ƒo ƒu sɔsɔe ɖe do-
gba dzi ɖe tsigbo la nu; eye wo-
gblɔ na agbalẽfiala [b]Ezra bena,
wòatsɔ Mose ƒe se, si Yehowa de
na Israel la ƒe agbalẽ vɛ. 2 Tete
nunɔla Ezra tsɔ se la va ameha
la, ŋutsuwo kple nyɔnuwo siaa kpa-
kple amesiame, si ate ŋu ase egɔ-
me la ŋku me le dzinu adrelia
ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi.[d] 3 Eye wò-
xlẽe le dogba dzi le tsigbo la nu
le ŋutsuwo kple nyɔnuwo kpakple
amesiwo ate ŋu ase egɔme la ŋku

[a] kp. 65.
[b] Ezra 7, 6.
[d] Mo. V. 31, 10 v. 12.

me tso ŋdi kanya, vasede esime
ɣe do ta, eye dukɔ blibo la ƒe to
le te de segbalẽ la ŋu. 4 Agbalẽ-
fiala Ezra tsi tre de kɔkɔƒe, si
wotsɔ ʋuƒo wɔe de nusiawo tɔ-
gbe ŋu, eye Matitya, Sema, Ana-
ya, Uriya, Xilkiya kple Maaseya
wotsi tre de exa le dusi me, eye
Pedaya, Misael, Malkiya, Xasum,
Xasbadana, Zaxarya kple Mesu-
lam wole eƒe mia me. 5 Eye agba-
lẽfiala Ezra ʋu agbalẽ la le dukɔ
blibo la ŋku me, elabena ekɔ de
dzi wu dukɔ blibo la; eye esi wò-
ʋui la, dukɔ blibo la tsi tre. 6 Ezra [a] kp. 1.
kafu Yehowa, Mawu gã la, eye
dukɔ blibo la wu asi dzi hedo ŋu
bena: Neva me! Neva me! Wo-
bɔbɔ hede ta agu de Yehowa ŋku
me, eye wotsyɔ mo anyi. 7 Dukɔ
la tsi wo teƒe, eye Yesua, Bani,
Serebya, Yamin, Akub, Sabetai,
Hodiya, Maaseya, Kelita, Azarya,
Yozabad, Xanan, Pelaya kple Le-
wi-viwo wode se la me na dukɔ
la. 8 Woxlẽ Mawu ƒe segbalẽ la
eme kɔ, eye wode eme, ale be
wose nusi woxlẽ la gɔme.
9 Tete [b]anyigba dzikpɔla Ne- [b] 5, 14.
xemya kple nunɔla Ezra, amesi nye
agbalẽfiala, kpakple Lewi-vi, siwo
le eme dem na dukɔa la, gblɔ na
dukɔ blibo la bena: Ŋkeke sia ŋu
kɔ na Yehowa, mia Mawu la, mi-
gaxa nu o, eye migafa avi o! Ela-
bena dukɔ blibo le avi fam, esi-
me wose se la me nyawo. 10 Eye
wògblɔ na wo bena: Miyi, ne mia-
du aminu, eye miano aha vivi, eye
mido de de amesiwo si deke mele
o la, elabena ŋkeke sia ŋu kɔ na
mía Aƒetɔ la, migaxa nu o; ela-
bena dzidzɔkpɔkpɔ de Yehowa ŋu
enye miaƒe mɔ̃ sesẽ. 11 Eye Le-
wi-viwo fa akɔ na dukɔ blibo la
gblɔ bena: Mizi dodoe, elabena
ŋkeke sia ŋu kɔ; eye migaxa nu
o! 12 Tete dukɔ blibo la yi be,
yewoadadu nu ano nu, eye woana
nu amewo, eye woatu aglo gã;
elabena wose nya, si wogblɔ na
wo la gɔme.

Agbadɔ me ŋɔŋkekenyuie dudu.

13 Le ŋkeke eveagbe la dukɔ
blibo la, nunɔlawo kple Lewi-viwo
ƒe aƒekɔwo ƒe amegãwo va kpe
ta de agbalẽfiala Ezra gbɔ, be ye-
woase se la me nyawo gɔme.
14 Eye wokpɔ [d]woŋlɔ de se, si [d] Mo.III.23,42.
Yehowa de to Mose dzi la me be,
Israel-viwo nanɔ agbadɔ me le
ŋkekenyuie la dzi le dzinu adre-
lia me; 15 eye woado kpo ade
gbe ƒã le woƒe duwo katã me kple
Yerusalem be: Mido yi towo dzi,
eye mitso amiti ŋutɔ ƒe alɔwo,
gbemiti ƒe alɔwo, mirte ƒe alɔwo,
deʋayawo kple ati dɔdɔewo ƒe
alɔwo, ne miatsɔ awɔ agbadɔe, abe
alesi woŋlɔ di ene! 16 Tete dukɔ
la yi datsɔ wo, eye amesiame wɔ
agbadɔ de eƒe xɔta, woƒe xɔxɔ-
nuwo, mawuƒe la ƒe xɔxɔnuwo
kple [a]tsigbo la ƒe ablɔ me kpa-
kple Efrayim-gbo la ƒe ablɔ me.
17 Eye ameha blibo, si gbɔ tso
aboyo me la, wɔ agbadɔwo, eye
wonɔ agbadɔwo me, elabena tso
Yosua, Nun vi la ŋɔli la Israel-
viwo mewɔ alea kpɔ o vasede
ŋkeke ma dzi, eye wònye dzidzɔ
gã ŋutɔ. 18 Exlẽ Mawu ƒe segbalẽ
la gbesiagbe tso ŋkeke gbãtɔ dzi
vasede ŋkeke mlɔetɔ dzi. Wodu
ŋkekenyuie la ŋkeke adre sɔŋ, eye
ŋkeke enyilia nye takpegbe, abe
alesi wònye kɔnui ene.

Dukɔ la ƒe dzimetɔtrɔ.

9. Le dzinu sia ƒe ŋkeke blave
vɔ enelia dzi la Israel-viwo
va kpe ta, wotsi nu dɔ, wota akpa-
nya, eye ke le ta me na wo. 2 Eye
Israel-ƒome la de edokui da tso
amedzroviwo katã dome, eye wote
va heʋu woƒe nuvɔ̃wo kple wo
fofowo ƒe vodadawo me. 3 Wotsi
tre de wo teƒe, eye wotsɔ ŋkeke
la ƒe akpa enelia xlẽ Yehowa, woƒe
Mawu la ƒe segbalẽ lae, eye wo-
tsɔ akpa enelia ʋu wo dokui mee,
eye wode ta agu de Yehowa, woƒe
Mawu la ŋku me. 4 Tete Yesua,
Bani, Kadmiel, Sebanya, Euni, Se-
rebya, Bani kple Kenani wotsi tre
de Lewi-viwo ƒe kɔkɔƒe la, eye
wodo ɣli kple gbe sesĩ na Ye-
howa, woƒe Mawu la. 5 Eye Lewi-
viwo, siwo nye Yesua, Kadmiel,
Bani, Xasabneya, Serebya, Hodiya,
Sebanya kple Petanya, wogblɔ be-
na: Mitso, ne miakafu Yehowa,
mia Mawu la, tso mavɔ me yi
mavɔ me! Mikafu eƒe ŋkɔ kɔkɔe,
si ƒo kafukafu kple ŋkɔxɔxɔwo
katã ta. 6 Wò deka koe nye Ye-
howa, wòe wɔ dziƒowo kple dzi-
ƒowo ƒe dziƒowo kpakple wo ŋu

nuwo katã kple anyigba kple nu-
siwo katã le edzi, kpakple atsia-
ƒuwo kple nusiwo katã le wo me
la; wòe na agbe wo katã, eye dzi-
ƒonuwo le ta dem agu na wò.
7 Wòe nye Yehowa Mawu, amesi
tia Abram, eye nèkplɔe [b]tso Ur-
Kaldea hetsɔ ŋkɔ nɛ be [d]Abraham.
8 Eye esi nèkpɔ be, eƒe dzi ɖi
anukware le ŋkuwò me la, èbla
nu kplii, be yeatsɔ Kanaanitɔwo,
Xititɔwo, Amoritɔwo, Perizitɔwo,
Yebusitɔwo kple Girgasitɔwo ƒe
anyigba ana eƒe dzidzimeviwo, eye
nèwɔ wò nya dzi, elabena dzɔ-
dzɔetɔ nènye.[g] 9 Ekpɔ mía fofo-
wo ƒe hiã le Egipte, eye nèse woƒe
ɣli le Avaƒu la nu.[h] 10 Ewɔ dze-
siwo kple nukunuwo ɖe Farao kple
eƒe dɔlawo katã kpakple eƒe anyi-
gba dzi dukɔ blibo la ŋu; elabena
ènya be, dadam wole ɖe wo ŋu,
eye nèɖe ŋkɔ ɖokuiwò ŋu, abe
alesi wògale egbe siawo ko ene.
11 Emã ƒu la me le wo ŋgɔ, eye
woto ƒuƒuiƒe le ƒu la titina; ke
èxlã wo yometilawo ɖe tɔ me, abe
alesi kpe dzea tɔ sesẽwo me ene.[k]
12 Ekplɔ wo le ŋkeke me kple
alilikpo dodo, eye le zã me kple
dzo babla, ne nana mɔ, si woto
la dzi nakɔ na wo.[l] 13 Eɖi va
Sinai-to la dzi, eye nèƒo nu kpli
wo tso dziƒo; èna kɔnu dzɔdzɔe-
wo, nufiame, siwo le eteƒe, kpa-
kple ɖoɖo kple se nyuiwo wo.[p]
14 Ena wonya wò dzudzɔgbe kɔ-
kɔe la, eye nègblɔ sewo, ɖoɖowo
kple nufiamewo na wo to wò dɔla
Mose dzi. 15 Esi dɔ wu wo la,
èna [s]abolo wo tso dziƒo, eye esi
tsikɔ wu wo la, èna [t]tsi do tso
agakpe me na wo, eye nègblɔ na
wo be, woaɖe anyigba, si nèɖɔ
wò alɔ ɖe dzi be, yeatsɔ na wo
la dzi axɔe wòanye wo tɔ.
16 Ke mía fofowo da, eye wolia
kɔ, [u]womeɖo to wò seawo o, 17 wo-
gbe toɖoɖo, womeɖo ŋku nukunu,
siwo nèwɔ na wo la dzi o, wolia
kɔ, eye woɖo [y]tatɔ na wo ɖokui, be
yewoagbugbɔ ayi yewoƒe kluvi-
nyenye me le Egipte. Ke wò la,
Mawu, si tsɔa nuvɔ̃wo kena la nè-
nye, ènye [z]amenuvela kple nubla-
nuikpɔla, ènye ame fafa, eye wò
amenuveve sɔ gbɔ, eye mègblẽ wo
ɖi o. 18 Esi wokɔ nyivi na wo
ɖokui hegblɔ bena: esia nye wò
Mawu, si kplɔ wò tso Egipte, eye
wobɔ ahɔhlɔ̃ gã hã la,[a] 19 mègblẽ
wo ɖe gbea dzi o le wò nubla-
nuikpɔkpɔ gã la ta; alilikpo dodo
la medzo le wo gbɔ le ŋkeke me
o, be wòakplɔ wo ato mɔ dzii, eye
dzo babla la megbe keklẽ na wo
le zã me le mɔ, si woto la dzi o.
20 [e]Ena wò gbɔgbɔ nyui la wo,
ne wòafia nu wo; mète wò mana
le woƒe nu o, eye esi tsikɔ wu
wo la, èna tsi wo. 21 Ƒe blane sɔŋ
nènyi wo le gbea dzi, eye naneke
mehiã wo o; [f]woƒe avɔwo medo
xoxo o, eye woƒe afɔwo mete o.
22 Etsɔ fiaɖuƒewo kple dukɔwo,
siwo nèkaka ɖe afisiafi la, ɖe asi
na wo; eye woxɔ [i]Sixon ƒe anyi-
gba, Xesbon-fia ƒe anyigba kple
Basan-fia Og ƒe anyigba wònye
wo tɔ. 23 Ena wo viwo sɔ gbɔ
abe dziƒoɣletiviwo ene, eye nè-
kplɔ wo va anyigba, si ŋu nègblɔ
le na wo fofowo be, woayi aɖa-
xɔe wòanye wo tɔ la dzi. 24 Ɖe-
viawo yi ɖaxɔ anyigba la wònye
wo tɔ, eye nèbɔbɔ anyigbadzitɔ,
siwo nye Kanaanitɔwo, ɖe anyi le
wo ŋku me; ètsɔ woƒe fiawo kple
anyigba dzi dukɔwo siaa de asi na
wo, ne woawɔ wo, alesi dze wo
ŋu.[n] 25 Woxɔ [o]du sesẽwo kple
anyigba wɔnuwo, eye woxɔ aƒe,
siwo me kesinɔnu geɖewo le fũ,
kple vudo ɖeɖewo, weingblewo
kple amitiwo kpakple ati tseku
ɖuɖuawo taŋtaŋ; woɖu nu [r]ɖi ƒo
da ami, eye wonɔ agbe vivi le
wò kesinɔnu geɖeawo me.
26 Tete wosẽ to, eye wodze aglã
ɖe ŋuwò, wotsɔ wò se la ƒu gbe
ɖe megbe, eye wowu wò nyagblɔ-
ɖila, siwo xlɔ̃ nu wo, be woatrɔ
wo ɖe ŋuwò la, eye wobɔ ahɔhlɔ̃
gã. 27 Eyata nètsɔ wo de asi na
woƒe ketɔwo, eye woxaxa wo ɖo;
woɖo ɣli na wò le woƒe xaxaɣi
la me, eye nèsee le dziƒo [v]heɖo
xɔnametɔwo na wo le wò nubla-
nuikpɔkpɔ gã la nu, amesiwo ɖe
wo tso woƒe ketɔwo si me. 28 Ke
esi wonya kpɔ gbɔdzɔe ko la, wo-
gawɔ nu vɔ̃ɖi le ŋkuwò me; tete
nètsɔ wo de asi na woƒe futɔwo,
eye wonyã avuzi le wo dzi; eme-
gbe wogado ɣli na wò, eye nèsee
le dziƒo heɖe wo le wò nubla-
nuikpɔkpɔ gã la nu zi geɖewo.[a]
29 Exlɔ̃ nu wo, be yeatrɔ wo ɖe

a Mo. II. 32, 4.
b Mo. I. 11, 31.
d Mo. I. 17, 5.
e Mo. IV. 11, 25.
f Mo. V. 8, 4.
g Mo. I. 15, 18 v. 21.
h Mo. II. 3, 7.
i Mo. IV. 21, 24. ...
k Mo. II. 14, 21; 15, 5. 10.
l Mo. II. 13, 21.
n Yos. 12.
o Mo. V. 6, 10. 11.
p Mo. II. 19, 18; 20, 1.
r Mo. V. 32, 15.
s Mo. II. 16, 4. 14.
t Mo. II. 17, 6.
u Mo. II. 32, 9.
v Dɔn. 3, 9. 15.
y Mo. IV. 14, 4.
z Mo. II. 34, 6.
a Dɔn. 2, 18-21.

wò se la ŋu; ke woda, eye wo-
medo to wò se la o hewɔ nuvɔ̃
de wò kɔnuwo ŋu, [a]evɔ wònye ne
amea de wɔ wo dzi la, woana wò-
anɔ agbe hafi. Wotrɔ megbe de wò
kɔ̃, eye wosẽ ta me hegbe todɔdo.
30 Ezi kpi kpɔ wo ƒe gede, eye nè-
tsɔ wò gbɔgbɔ xlɔ̃ nu wo to wò
nyagblɔdilawo dzi, gake womedo
toe o, eyata nètsɔ wo de asi na anyi-
gba dzi dukɔwo.[b] 31 Ke mètsrɔ̃
wo dikaa o, eye mègblẽ wo di o
le wò nublanuikpɔkpɔ gã la nu,
elabena Mawu amenuvela kple
nublanuikpɔla nènye.[d]
32 Eyata, mía Mawu, wò Mawu
[g]gã ŋusẽtɔ, si ŋu ŋɔdzi le, wò
amesi lè nubabla kple amenuveve
me de asi la, fu, siwo katã dzɔ de
mía kple míaƒe fiawo, amegãwo,
nunɔlawo, nyagblɔdilawo kple mía
fofowo kpakple wò dukɔ blibo la
dzi tso Asur-fiawo ŋɔli vasede egbe
la, megadi nu tsɛ le ŋkuwò me
o! 33 Tɔwò dzɔ le nusiwo katã
va mía dzi la me, elabena èwɔe
de eteƒe, ke míawo míewɔ nu to-
vo.[h] 34 Míaƒe fiawo, amegãwo,
nunɔlawo kple mía fofowo me-
wɔ wò nufiamewo dzi o, eye wo-
melé ŋku de wò sewo kple wò
nuxlɔ̃amenya, siwo nètsɔ xlɔ̃ nu
wo la ŋu o. 35 Eye esi wole woƒe
fiaduƒe me kple wò kesinɔnu gbo-
gbo, siwo nètsɔ na wo dome, eye
wole anyigba nyadri wɔnu, si nè-
tsɔ na wo dzi hã la, womesubɔ
wò o, eye wometrɔ tso woƒe nu-
wɔwɔ vɔ̃diawo me o. 36 Kpɔ da,
míezu dɔlawo egbe siawo; anyi-
gba, si nètsɔ na mía fofowo, be
woadu edzi kutsetsewo kple edzi
nu nyuiwo la dzie míezu dɔlawo
le. 37 Edzi agblemenuwo le dzi-
dzim de dzi na fia, siwo nètsɔ do
mía nu le míaƒe nuvɔ̃wo ta la,
wodu míaƒe ŋutilã kple míaƒe lã-
wo dzi, alesi dze wo ŋu, eye míe-
do xaxa gã me.

Dukɔ la bu bεlélε na sea dɔ vevie.

10. Le nusiawo katã megbe la
míebla nu dikaa, eye míe-
ŋlɔe di na míaƒe amegãwo, míaƒe
Lewi-viwo kple míaƒe nunɔlawo,
eye míedo ŋkɔ ete.
2 Amesiwo do ŋkɔ ete, wonye:
anyigba dzikpɔla Nexemya, Xa-
xalya kple Zedekiya, 3 Seraya,
Azarya, Yeremya, 4 Pasxur, Amar-
ya, Malkiya, 5 Xatus, Sebanya,
Malux, 6 Xarim, Meremot, Obadya,
7 Daniyel, Gineton, Barux, 8 Me-
sulam, Abiya, Miyamin, 9 Maaz-
ya, Bilgai kple Semaya; amesia-
wo nye nunɔlawo. 10 Lewi-viwo
nye: Yesua, Azanya vi, Binui,
amesi tso Xenadad viwo dome,
kple Kadmiel. 11 Wo nɔviwo nye:
Sebanya, Hodiya, Kelita, Pelaya,
Xanan, 12 Mixa, Rexob, Xasab-
ya, 13 Zakur, Serebya, Sebanya,
14 Hodiya, Bani kple Beninu.
15 Dukɔ la ƒe tatɔwo nye: [e]Pa-
reos, [f]Paxat-Moab, Elam, Zatu,
Bani, 16 Buni, Azgad, Bebai, 17 Ado-
niya, Bigewai, Adin, 18 Ater, Xiz-
kiya, Azur, 19 Xodiya, Xasum,
Bezai, 20 Xarif, Anatot, Nebai,
21 Magpias, Mesulam, Xezir, 22
Mesezabeel, Zadok, Yadua, 23 Pe-
latya, Xanan, Anaya, 24 Hosea,
Xananya, Xasub, 25 Xaloxes, Pil-
xa, Sobek, 26 Rexum, Xasabna,
Maaseya, 27 Axiya, Xanan, Anan,
28 Malux, Xarim kple Baana.
29 Eye dukɔ la ƒe susɔea, [i]nu-
nɔlawo, Lewi-viwo, agbonudzɔ-
lawo, hadzilawo kple gbedoxɔ
me dɔwɔlawo kpakple amesiame,
si de edokui da tso anyigba dzi
dukɔwo dome hetrɔ de Mawu
ƒe se la ŋu la, wo srɔ̃wo, wo
ŋutsuviwo kple wo nyɔnuviwo,
amesiame, si ate ŋu ase egɔme
ko la, 30 wokpe de wo nɔvi, si-
wo nye bubumewo la ŋu, eye wota
nu heka atam be, yewoazɔ de
Mawu ƒe se, si wode to Mawu ƒe
dɔla Mose dzi la nu, eye yewoalè
Yehowa, mía Aƒetɔ ƒe sewo katã,
kɔnuwo kple dodowo me de asi,
eye yewoawɔ wo dzi. 31 Eya enye
bena, míatsɔ mía nyɔnuviwo na
anyigba dzi dukɔwo o, eye míade
wo nyɔnuviwo na mía viŋutsu-
wo o. 32 Ne anyigba dzi dukɔwo
tsɔ adzɔnu kple bli vovovowo
va dzadzra ge le [k]dzudzɔgbe la,
míaƒle wo le wo si le dzudzɔgbe
kple ŋkeke kɔkɔewo dzi o; mía-
na agblewo navo le ƒe adrelia
me, eye míali fe o.
33 Míebla se na mía dokui be,
míana sekel etɔ̃liawo deka ƒe sia
ƒe de subɔsubɔ le mía Mawu ƒe
aƒe me ŋu, 34 de ŋkumedobolo,
gbesiagbe nuduvɔsa kple gbe-

[a] Mo. III. 18, 5.
[b] Yer. 7, 25. 26; 44, 4—6.
[d] Kony. 3, 22.
[e] Ezra 2, 3.
[f] Ezra 2, 6.
[g] 1, 5.
[h] Ezra 9, 15; Dan. 9, 5. 7.
[i] Ezra 2, 70.
[k] 13, 15. 16; Am. 8, 5.

siagbe numevɔsa, dzudzɔgbevɔ-
sawo kple dzinu yeye vɔsawo kple
ŋkekenyuie vɔsawo, akpedavɔsa-
wo kple nuvɔ̃vɔsawo ŋu, be woalé [a 7, 67.]
avu na Israel kple mía Mawu ƒe
aƒe ŋu dɔwo katã ŋu. 35 Eye mí
nunɔlawo kple Lewi-viwo kpa-
kple dukɔ la míedzidze nu ɖe na-
kenana dzi, be woatsɔe ava mía
Mawu ƒe aƒe la me ƒe sia ƒe le aƒe-
kɔwo nu le ɣeyiɣi ɖoɖo la dzi, ne
woatsɔ ado dzoe ɖe Yehowa, mía
Mawu ƒe vɔsamlekpui la dzi, abe
alesi [b]woŋlɔe ɖe se la me ene. [b 3 Mo. III. 6, 5.]
36 Woatsɔ agblemenu gbãtɔwo
kple ati vovovowo ƒe tsetse ɖe-
siaɖe ava Yehowa ƒe aƒe la me
ƒe sia ƒe.[d] 37 Woatsɔ mía viŋu-
tsuwo kple míaƒe lãwo ƒe ŋgɔ-
gbeviwo kpakple míaƒe nyiwo
kple alẽwo ƒe ŋgɔgbeviwo ava
mía Mawu ƒe aƒe la me na nu-
nɔla, siwo le subɔsubɔdɔ wɔm le
mía Mawu ƒe aƒe la me, abe alesi
[e]woŋlɔe ɖe se la me ene. 38 Mía-
tsɔ míaƒe amɔwɔ kple míaƒe nu-
dzɔdzɔ, kutsetse vovovowo, wein
kple ami ƒe gbãtɔwo avae na nu-
nɔlawo le xɔwo me le mía Mawu
ƒe aƒe la me, eye míatsɔ míaƒe
agblemenuwo ƒe [f]ewolia na Lewi-
viwo, ne Lewi-viwo nava dzɔ nu-
wo ƒe ewolia le míaƒe agblede-
duwo katã me. 39 Eye ne Lewi-
viwo le nuawo ƒe ewolia dzɔm
la, nunɔla, si nye Aron vi la, na-
nɔ Lewi-viawo gbɔ, eye Lewi-
viawo natsɔ nuawo ƒe [g]ewolia ƒe
ewolia ayi nudzraɖoƒexɔwo me
le mía Mawu ƒe aƒe la me. 40 Ela-
bena xɔ siawo me Israel-viwo
kple Lewi-viwo natsɔ bli, wein
kple ami dzɔdzɔawo ayii; afima
kɔkɔeƒe ƒe nuwo, nunɔla, siwo le
subɔsubɔdɔ wɔm, agbonudzɔlawo
kple hadzilawo nanɔ; eye mía-
gblẽ mía Mawu ƒe aƒe la ɖi o.

[d 2 Mo. II. 23, 19.]
[e 2 Mo. II. 13, 2.]
[f 4 Mo. IV. 18, 21.]
[g 4 Mo. IV. 19, 26.]

Du me kple anyigba dzi nɔla yeyewo.

11 Dukɔ la ƒe [h]amegãwo nɔ Ye- [h 7, 5.]
rusalem; ke dukɔ susɔea dzi-
dze nu be, ame ɖekaɖeka natso
ame ewoewo dome ava nɔ du kɔ-
kɔe Yerusalem me, ke ame asieke
asieke bubuawo nanɔ duwo me.
2 Eye dukɔ la yra ŋutsu, siwo
katã lɔ̃ faa be, yewoanɔ Yerusa-
lem. 3 [i]Anyigba dzikpɔla, siwo [i kp. 3—19 kpɔ Kron. 1. 9, 2-17.]
nɔ Yerusalem la, wonye si: –
ke Israel, nunɔlawo Lewi-viwo,
gbedoxɔ me dɔwɔlawo kpakple
Salomo ƒe dɔlawo ƒe [a]viwo nɔ Yu-
da-duwo me, amesiame nɔ eƒe
anyigba dzi le eƒe du me – 4 Yuda-
viwo kple Benyamin-viwo dome-
tɔ, siwo nɔ Yerusalem, wonye si:
Amesiwo tso Yuda-viwo dome, wo-
nye: Ataya, Uziya vi Zaxarya vi,
amesi enye Amarya vi, amesi enye
Sefatya vi, amesi nye Mahalaleel
vi tso Perez viwo dome; 5 kple
Maaseya, Barux vi, amesi nye
Kol-Xoze vi, amesi nye Xazaya
vi, amesi enye Adaya vi, amesi
enye Yoyarib vi, amesi nye Za-
xarya vi, amesi nye Silonitɔ ƒe vi.
6 Perez vi, siwo katã nɔ Yerusalem
la, le ŋutsu kalẽtɔ alafa ene kple
blaade vɔ enyi. 7 Benyamin-vi-
wo nye: Salu, Mesulam vi, amesi
nye Yoed vi, amesi nye Pedaya
vi, amesi nye Kolaya vi, amesi
nye Maaseya vi, amesi nye Itiel
vi, amesi nye Yesaya vi; 8 Gabai,
Salai wokplɔe ɖo, wole ame alafa
asieke kple blave vɔ enyi. 9 Yoel,
Zixri vi, le wo nu, eye Yuda, Hase-
nua vi, nye ame evelia le dua nu.
10 Amesiwo tso nunɔlawo dome
la, wonye: Yedaya, Yoyarib vi,
Yaxin, 11 Seraya, Xilkiya vi, amesi
nye Mesulam vi, amesi nye Za-
dok vi, amesi nye Merayot vi, ame-
si nye Axitub vi, eya nye amegã
le Mawu ƒe aƒe la me. 12 Wo
nɔvi, siwo le dɔ wɔm le aƒe la
me la, wole ame alafa enyi kple
blave vɔ eve. Adaya, Yeroxam
vi, amesi nye Pelalya vi, amesi
nye Amzi vi, amesi nye Zaxarya
vi, amesi nye Pasxur vi, amesi
nye Malkiya vi. 13 Nɔvia, siwo
nye aƒekɔwo ƒe tatɔwo la, le ame
alafa eve kple blane vɔ eve. Ama-
sai, Azareel vi, amesi nye Axzai
vi, amesi nye Mesilemot vi, amesi
nye Imer vi. 14 Wo nɔvi, siwo
nye ŋutsu kalẽtɔwo la, wole ame
alafa ɖeka kple blave vɔ enyi;
eye Zabdiel, Hagedolim vi la, le
wo nu. 15 Amesiwo tso Lewi-
viwo dome la, wonye: Semaya,
Xasub vi, amesi nye Azrikam vi,
amesi nye Xasabya vi, amesi nye
Buni vi. 16 Zabetai kple Yoza-
bad, amesiwo tso Lewi-viwo ƒe
tatɔwo dome, eye wole gotadɔwo

nu le Mawu ƒe aƒe la me. 17 Ma-
tanya, Mixa vi, amesi nye Zabdi
vi, amesi nye Asaf vi, eya nye
kafukafuha ƒe henɔ, amesi doa
„Mida akpe" ɖa ɖe gbedodoɖa,
kple Bakbukya, amesi nye evelia
tso nɔviawo dome, kpakple Abda,
Samua vi, amesi nye Galal vi, ame-
si nye Yedutun vi. 18 Lewi-vi,
siwo katã le du kɔkɔe la me la,
wole ame alafa eve kple blanyi
vɔ ene. 19 Agbonudzɔlawo nye
Akub, Talmon kple wo nɔviwo,
amesiwo dzɔ agboawo nu, wole
ame alafa ɖeka kple blaadre vɔ
eve.
20 Ke Israel kple nunɔlawo kpa-
kple Lewi-viwo ƒe ame susɔeawo
nɔ Yuda-duwo katã me, amesia-
me nɔ eƒe anyigba dzi. 21 Gbe-
doxɔ me dɔwɔlawo nɔ Ofel dzi, eye
Zixa kple Gispa wole gbedoxɔ
me dɔwɔlawo nu. 22 Amesi le
Lewi-viwo nu le Yerusalem ɖe
Mawu ƒe aƒe la ƒe dɔwo ŋu la,
enye Uzi, Bani vi, amesi nye Xa-
sabya vi, amesi nye Matanya vi,
amesi nye Mixa vi tso Asaf vi,
siwo nye hadzilawo dome. 23 Ela-
bena fia la de se na wo, eye wòɖo
kpe gbesiagbe fetu dzi na hadzi-
lawo. 24 Petaxya, Mesezabeel vi,
amesi tso Yuda vi Zerax ƒe vi-
wo la, nye fia ƒe kpeɖeŋutɔ le
dukɔ la ƒe nyawo gome.
25 Yuda-vi, siwo nɔ kɔƒewo me
le woƒe agblewo me la, dometɔa
ɖewo nɔ [g]Kiryat-Arba kple eƒe
kɔƒewo me, Dibon kple eƒe kɔƒe-
wo me, Yekabzeel kple eƒe agble-
tawo, 26 Yesua, Molada kple Bet-
Pelet, 27 Xazar-Sual, Beer-Seba
kple eƒe kɔƒewo me, 28 [i]Ziklag,
Mexona kple eƒe kɔƒewo me, 29 En-
Rimon, Zora kple Yarmut, 30 Za-
noax, Adulam kple eƒe agbleta-
wo, Laxis kple eƒe agblewo me,
Azeka kple eƒe kɔƒewo me. Eye
womlo ɖe nu tso Beer-Seba va-
seɖe Hinom-bali la me. 31 Ben-
yamin-viwo dze yome tso Geba
le Mixmas, Aya, [l]Betel kple eƒe
kɔƒewo 32 Anatot, Nob, Ananya,
33 Xazor, Rama, Gitayim, 34 Xa-
did, Zeboyim, Nebalat, 35 Lod
kple Ono le atikpalawo ƒe bali la
me. 36 Eye Lewi-viwo ƒe ha, si-
wo nɔ Yuda la dometɔa ɖewo nɔ
Benyamin.

[a] Ezra 2, 2.
[b] Lu. 1, 5.
[d] 11, 17.
[e] kp. 1. 26.
[f] 3, 1. 20.
[g] Yos. 20, 7; 21, 11.
[h] kp. 10. 11.
[i] Yos. 15, 31.
[k] Kron. I. 25; Kron. II 29, 25.
[l] Yos. 18, 22.
[n] 11, 17. 19.
[o] Kron. II. 8, 14
[p] Kron. I. 26, 15. 17.
[r] kp. 10.
[s] Kron. I. 5, 40. 41.

Nunɔlawo kple Lewitɔwo ƒe ŋkɔwo.

12 Nunɔlawo kple Lewi-vi, si-
wo gbɔ[a] kple Zerubabel, Seal-
tiel vi, kpakple Yesua, wonye: Se-
raya, Yeremya, Ezra, 2 Amarya,
Malux, Xatus, 3 Sexanya, Rexum,
Meremot, 4 Ido, Ginetoi, [b]Abiya,
5 Miyamin, Maadya, Bilga, 6 Se-
maya, Yoyarib, Yedaya, 7 Salu,
Amok, Xilkiya kple Yedaya. Ame-
siawo nye nunɔlawo kple wo nɔ-
viwo ƒe tatɔwo le Yesua ŋɔli.
8 Lewi-viwo nye: Yesua, Binui,
Kadmiel, Serebya, Yuda kple Ma-
tanya; eya kple nɔviawo le [d]kafu-
kafuhadzihawo nu; 9 Bakbukya
kple Uni kpakple nɔviawo tsi tre
ɖe wo kasa le woƒe hawo nu.
10 [e]Yesua dzi Yoyakim, Yoyakim
dzi Elyasib, eye [f]Elyasib dzi Yo-
yada, 11 Yoyada dzi Yonatan, eye
Yonatan dzi Yadua.
12 Nunɔla, siwo nye tatɔwo na
aƒekɔwo le Yoyakim ŋɔli la, wo-
nye: Meraya na Seraya; Xananya
na Yeremya; 13 Mesulam na Ezra;
Yoxanan na Amarya; 14 Yonatan
na Meluxi; Yosef na Sebanya;
15 Adna na Xarim; Xelkai na
Merayot; 16 Zaxarya na Ido; Me-
sulam na Gineton; 17 Sixri na
Abiya, Piltai na Minyamin-Moad-
ya; 18 Samua na Bilga; Yonatan
na Semaya; 19 Matenai na Yo-
yarib; Uzi na Yedaya; 20 Kalai
na Salai; Eber na Amok; 21 Xa-
sabya na Xilkiya; Netaneel na
Yedaya.
22 Le [h]Elyasib, Yoyada, Yoxa-
nan kple Yadua ŋɔli la woŋlɔ Lewi-
viwo ƒe aƒekɔwo ƒe tatɔwo kple
nunɔlawo ɖi le Persiatɔ Dario ƒe
fiaɖuɖu me. 23 Woŋlɔ aƒekɔwo
ƒe tatɔ, siwo nye Lewi-viwo, ɖe
nyadzɔdzɔgbalẽ la me vaseɖe Yo-
xanan, Elyasib vi ŋɔli. 24 Lewi-
viwo ƒe aƒekɔwo nye: Xasabya,
Serebya kple Yesua, Kadmiel vi;
eye wo nɔviwo tsi tre ɖe wo kasa,
be woakafu, eye woada akpe le
Mawu ƒe ame [k]Dawid ƒe sedede nu,
ameha ɖe ameha yome. 25 [n]Ma-
tanya, Bakbukya kple Obadya,
Mesulam, Talmon kple Akub wo-
nye [o]agbonudzɔlawo, siwo dzɔa
[p]nudzraɖoƒexɔ, siwo le agboawo
nu la ŋu. 26 Amesiawo nɔ agbe
le [r]Yoyakim, Yesua vi, amesi nye
[s]Yozadak vi ŋɔli kple anyigba

dzikpɔla [a]Nexemya kpakple nu-
nɔla Ezra, amesi nye agbalẽfiala
la ŋɔli.

### Yerusalem glia ŋu kɔkɔ.

27 Esi wole Yerusalem ŋu glia-
wo ŋu kɔ ge la, wodadi Lewi-vi-
wo tso wo nɔfewo katã vɛ, ne
woatsɔ akpedahawo, hadzidziwo,
gakogoewo, saŋkuwo kple kasa-
ŋkuwo adu glia ŋu kɔkɔ ŋkeke-
nyuie kple dzidzɔ ŋkekenyuie lae.
28 Tete hadzihawo va kpe ta tso
Yerusalem nutowo me godoo kple
Netofatitɔwo ƒe agbletawo 29 kple
Bet-Gilgal kple Geba-gblewo me
kpakple Azmawet; elabena hadzi-
lawo tso agbletawo na wo ɖokui
ɖe Yerusalem ŋu godoo. 30 Nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo kɔ wo ɖokui
ŋu, eye wokɔ dukɔ la, agboawo
kple gliawo ŋu. 31 Mena Yuda-
amegãwo de gli la dzi, eye meɖo
kafukafuhadziha gã eve, ha ɖeka
to glia dzi ɖo ta [d]akoligbo la gbɔ
le ɖusi me gome; 32 wo yome-
dzelawo nye Hosaya kple Yuda-
amegãwo ƒe afã, 33 Azarya, Ezra
kple Mesulam, 34 Yuda, Benya-
min, Semaya kple Yeremya. 35 Nu-
nɔlawo ƒe viwo dometɔa ɖewo,
siwo tsɔ kpẽwo ɖe asi, wonye:
Zaxarya, Yonatan vi, amesi nye
Semaya vi, amesi nye Matanya vi,
amesi nye Mixaya vi, amesi nye
Zakur vi, amesi nye Asaf vi. 36 Nɔ-
via, siwo nye: Semaya, Azareel,
Milalai, Gilalai, Maai, Netaneel,
Yuda kple Xanani la wolé Mawu
ƒe ame Dawid ƒe hadzinuwo ɖe
asi, eye agbalẽfiala Ezra dze wo
ŋgɔ. 37 Woɖo ta [g]vudogbo la gbɔ,
eye wolé ŋgɔmɔ tẽ heto atra-
kpuiawo dzi va Dawid ƒe du la
gbɔ; wolia gli la to Dawid ƒe xɔ
gbɔ vaseɖe tsigbo la gbɔ le ɣe-
dzeƒe gome. 38 Kafukafuhadziha
evelia, si yome mía kple dukɔ la
ƒe afã míedze la, to glia dzi le
mia me gome ɖo ta [i]kpoxɔ tsrala
la gbɔ vaseɖe gli keke la gbɔ.
39 Woto Efrayim-gbo, du xoxo la
ƒe agbo kple tɔmelãgbo la ta me
va to xɔ tsrala Xananeel kple xɔ
tsrala Mea ŋu vaseɖe alẽgbo la
gbɔ, eye wotɔ ɖe gaxɔgbo la gbɔ.
40 Tete kafukafuhadziha eveawo
ɖo ɖe Mawu ƒe aƒe la me hekpe
ɖe mía kple amegãwo ƒe afã, si
le ŋunye la ŋuti. 41 Elyakim,
Maaseya, Minyamin, Mixaya, El-
yoenai, Zaxarya kple Xananya,
amesiwo nye nunɔlawo la, wolé
kpẽwo ɖe asi, 42 eye Maaseya,
Semaya, Eleazar, Uzi, Yoxanan,
Malkiya, Elam kple Ezer, amesi-
wo nye hadzilawo la, dzi ha, eye
Yizraxiya le wo nu. 43 Wosa vɔ
geɖe gbemagbe, eye wokpɔ dzi-
dzɔ, elabena Mawu do dzidzɔ gã
na wo; nyɔnuwo kple ɖeviwo hã
kpɔ dzidzɔ, eye wose Yerusalem
ƒe dzidzɔ la ŋkɔ le didiƒe ke.

### Gbedoxɔ ŋu nudzɔdzɔwo dzikpɔlawo.

44 Gbemagbe woɖo ŋutsuwo nu-
dzraɖoƒexɔ, siwo me [b]nudzɔdzɔ,
nu gbãtɔwo kple nuwo ƒe ewolia
le la nu, be woadzɔ nu tso agble-
deduwo me ade wo me na nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo, abe alesi
wode see ene; elabena Yuda kpɔ
dzidzɔ le nunɔla kple Lewi-vi, si-
wo tsi tre ɖi, 45 eye woƒe Mawu
ƒe dɔ kple ŋutikɔklɔdɔ le wo si
me la ŋuti; eye hadzilawo kple
agbonudzɔlawo tsi tre ɖi le Da-
wid kple via Salomo ƒe se la nu.
46 Elabena tso gbaɖegbe ke le
[e]Dawid kple Asaf ŋɔli amegãwo
le hadzilawo kple Mawu ƒe kafu-
kafuhawo kpakple akpedahawo
nu. 47 Le Zerubabel ŋɔli kple
Nexemya ŋɔli la Israel blibo la
na nu hadzilawo kple agbonudzɔ-
lawo, alesi nu hiã gbesiagbe; wo-
tsɔ nunana kɔkɔeawo na Lewi-
viwo, eye Lewi-viwo tsɔ [f]nunana
kɔkɔeawo na Aron viwo.

### Nexemya ɖe kɔnugbegblẽwo keŋ ɖa.

13. Gbemagbe woxlẽ Mose ƒe se-
gbalẽ la ɖe dukɔ la ƒe to me,
eye wokpɔ [h]woŋlɔ ɖe eme be,
Amonitɔ kple Moabitɔa ɖeke me-
gava Mawu ƒe ha la me gbeɖe-
gbeɖe o; 2 elabena wometsɔ abolo
kple tsi va kpe Israel-viwo o, eye
[k]woda Bileam ɖe wo ŋu, be wòaƒo
fi ade wo, ke mía Mawu trɔ fiƒo-
de la wòzu yayra. 3 Esime wose
sea la, woɖe ame tsakatsakawo
katã ɖa le Israel dome.
4 Do ŋgɔ na esia la, nunɔla El-
yasib, amesi wotsɔ ɖo mía Mawu
ƒe aƒe ƒe xɔwo nu, eye wòdo ƒo-
me kple Tobiya la, dzra xɔ loloe
ɖeka me ɖo nɛ, 5 afisi wotsɔa nu-
mevɔsa, atike ʋeʋẽe kple ŋudɔ-

[a] 5, 14; Ezra 7, 1—6.
[b] 10, 37; 13, 5.
[d] 2, 13; 3, 13.
[e] Kron. I. 26.
[f] 10, 39.
[g] 3, 26.
[h] Mo. V. 23, 4-6.
[i] 3, 11.
[k] Mo. IV. 22, 5. 6.

wɔnuawo, bli, wein kple ami ƒe
ewoliawo, siwo nye Lewi-viwo,
hadzilawo kple agbonudzɔlawo tɔ
kpakple nunɔlawo ƒe nudzɔdzɔ,
dana ɖo tsã la. 6 Ke nyemenɔ
Yerusalem, esime nusiawo katã
dzɔ o; elabena le Babel-fia Artax-
sasta ƒe ƒe blaetɔ̃ vɔ evelia me
la meyi ɖe fia la gbɔ. Le ɣeyi-
ɣia ɖewo megbe la, mebia gbe
fia la. 7 Azɔ esi metrɔ va Ye-
rusalem la, medze si nu gbegblẽ,
si Elyasib wɔ le esime be, wòɖɔ
xɔ ɖeka me ɖo na Tobiya le Ma-
wu ƒe aƒe ƒe xɔxɔnuwo. 8 Tete
dzi kum ŋutɔ, eye mefɔ Tobiya
ƒe xɔmenuwo katã ƒu gbe tso xɔ
la me. 9 [a]Emegbe megblɔ be, [a] 10, 40.
woakɔ xɔ la ŋu, eye megafɔ Ma-
wu ƒe aƒe ŋu dɔwɔnuawo, nuɖu-
vɔsa kple atike ʋeʋẽeawo va mee.
10 Eye mese be, womena Lewi-
viwo ƒe gome wo o, eyata Lewi-
viwo kple hadzilawo, amesiwo
wɔa subɔsubɔdɔ la, do me ame-
siame yi eƒe agble me. 11 Tete
meka mo na amegãwo gblɔ
bena: Nukaŋuti [b]wogblẽ Mawu [b] 10, 40.
ƒe aƒe la ɖi? Eye megaƒo wo [d] kp. 14.
nu ƒu hetsɔ wo ɖo wo teƒe. 12 Azɔ
Yuda blibo la tsɔ bli, wein kple
ami ƒe ewoliawo va nudzraɖoƒe-
xɔawo me;[c] 13 eye metsɔ nunɔla [e] Mo. IV. 18, 21.
Selemya kple agbalẽŋlɔla Zadok
kpakple Pedaya tso Lewi-viwo
dome ɖo nudzraɖoƒexɔwo dzikpɔ-
lawoe, eye Matanya vi Zakur ƒe
vi Xanan kpe ɖe wo ŋu; elabena
wobu wo anukwaretɔwoe, eye
wònye woƒe dɔ be, woamã nu na
wo nɔviwo. 14 Nye Mawu, [f]ɖo [f] kp. 31; 5, 19.
ŋui nam, eye megana nye lɔlɔ̃dɔ, [g] Mo. V. 7, 3.
si mewɔ ɖe nye Mawu ƒe aƒe
kple eƒe subɔsubɔhawo ŋu la nu
natsi o!
15 Le ɣemaɣi mekpɔ be, amea
ɖewo fiã wein le dzudzɔgbe la,
wotsɔ lubablawo va aƒee, eye wo-
tsɔ wein, weintsetse kple gboti-
tsetse kpakple agba vovovowo do
agbae na tedziwo hetsɔ va Yeru- [h] Fia. I. 11, 3-8.
salem le dzudzɔgbe la. Tete me-
xlɔ̃ nu wo le gbesigbe wole [i]nu- [i] 10, 32; Yer. 17, 21–27.
ɖuɖuawo dzram. 16 Tirotɔ, siwo
le dua me hã, tsɔ tɔmelãwo kple
adzɔnu vovovo vɛ, eye wodzra [k] 11, 10.
wo na Yuda-viwo le Yerusalem [l] 2, 19.
le dzudzɔgbe la. 17 Tete meka
mo na Yuda-bubumewo gblɔ na

wo bena: Nu gbegblẽ ka nye esi
wɔm miele hele kɔ gblẽm ɖo na
dzudzɔgbe ia? 18 Ɖe menye alea
mia fofowo wɔ, eye Mawu he dzɔ-
gbevɔ̃e siawo katã va mía kple
du sia dzi oa? Azɔ miegale dɔ-
medzoe dzim ɖe dzi hena Israel,
eye miele kɔ gblẽm ɖo na dzu-
dzɔgbe laa? 19 Hafi dzudzɔgbe
la naɖo la, mede se be, ne vɔvɔli
nya ɖo Yerusalem-gbowo nu ko
la, woado agboawo, eye megblɔ
be, womegaʋu wo o, vaseɖe esime
dzudzɔgbe la nu nayi hafi. Eye
meɖe amewo tso nye ɖekakpuiwo
dome ɖo agboawo nu, be womaga-
tsɔ agbaa ɖeke vɛ le dzudzɔgbe
la o. 20 Ke asitsalawo kple adzɔ-
nu vovovowo dzralawo tsi Yeru-
salem godo dɔ zi ɖeka kple zi eve.
21 Tete mexlɔ̃ nu wo gblɔ na wo
bena: Nukaŋuti mietsi glia godo
dɔ? Ne miegawɔe la, ekema malé
mi! Tso ɣemaɣi dzi la womega-
va le dzudzɔgbe dzi kpɔ o. 22
Eye megblɔ na Lewi-viwo be,
woakɔ wo ɖokui ŋu, eye woava
dzɔ agboawo nu, ne woawɔ dzu-
dzɔgbe la kɔkɔe. Nye Mawu, [d]ɖo
ŋu esia hã nam, eye nakpɔ tanye
le wò amenuveve gã la nu!
23 Mekpɔ le ɣemaɣi hã be, Yu-
datɔwo ɖe nyɔnuwo tso Asdod,
Amon kple Moab. 24 Eye wo viwo
ƒe afã doa Asdod-gbe, alo dukɔ si
kple dukɔ keme ƒe gbe, ke wo-
menya Yuda-gbeɖoɖo o. 25 Tete
meka mo na wo, meƒo fi de wo,
meƒo wo dome ŋutsua ɖewo, eye
menyɔ ɖa na wo, eye meta Mawu
na wo bena: [g]Migatsɔ miaƒe nyɔ-
nuviwo na woƒe ŋutsuviwo o, eye
migaɖe woƒe nyɔnuviwo na miaƒe
ŋutsuviwo kple mia ŋutɔwo ɖokui
o! 26 Ɖe Israel-fia Salomo mewɔ
nuvɔ̃ le esia ta oa? To egbɔ be,
fiaa ɖeke mede enu le dukɔ ge-
ɖewo dome o, eye wònye eƒe Ma-
wu ƒe lɔlɔ̃tɔ, eye Mawu tsɔe ɖo
fia ɖe Israel blibo la nu hã la,
[h]dutanyɔnuwo blee de nuvɔ̃ me.
27 Azɔ woase esia le mia ŋu be,
miewɔ nu gbegblẽ gã sia heto vo
ɖe mia Mawu la ŋu be, mieɖe du-
tanyɔnuwoa? 28 Nunɔlagã Elya-
sib vi [k]Yoyada viwo dometɔ ɖe-
ka nye Xoronitɔ [l]Sanebalat ƒe
to, eye menyãe ɖa le ŋunye.
29 Nye Mawu, ɖo ŋku, alesi woɖi

gbɔ nunɔlanyenye kpakple nunɔ-
lawo kple Lewi-viwo ƒe nubabla
lae la dzi na wo! 30 Ale meɖe du
bubu me tɔwo katã ɖa le wo do-
me, eye meɖo ɖoɖowo hena nunɔ-

a kp. 14. 22; 5, 19.

lawo kple Lewi-viwo, amesiame
le eƒe ɖɔ nu, 31 kple ɖoɖowo ɖe
nakenana ɖe ɣeyiɣi dzi ŋu kpakple
ɖe nu gbãtɔwo. Nye Mawu,[a] ɖo
ŋku edzi nam hena nye nyui.

---

# ESTER ƑE AGBALẼ.

---

Axasweros, Persia-fia, nyã srɔ̃a Wasti ɖa.

1 Eva me le Axasweros ŋɔli –
. eya nye Axasweros, si ɖu anyi-
gba alafa ɖeka kple blave vɔ
adre dzi, tso India vaseɖe Kus –
2 le ɣemaɣi, esime Axasweros bɔ-
bɔ nɔ eƒe fiazikpui dzi le Susa-
mɔ̃ me la, 3 etu aglo na eƒe ame-
gãwo katã kple eƒe dɔlawo le eƒe
fiaɖuɖu ƒe ƒe etɔ̃lia me, eye Persia-
ʋakɔwo kple Media-ʋakɔwo, bu-
bumewo kple anyigbawo dzikpɔ-
lawo le eŋku me; 4 eye wòna
wokpɔ eƒe fiaɖuƒe ƒe kesinɔnu
veviwo kple eƒe gãnyenye ƒe
atsyɔ̃ɖoɖo nyuiawo ŋkeke geɖe,
ŋkeke alafa ɖeka kple blanyi sɔŋ.
5 Esi ŋkekeawo de vɔ la, fia la
tu aglo na dukɔ blibo, si va Susa-
mɔ̃ la me, tso tsitsiwo dzi vaseɖe
ɖeviwo dzi ɖe fiasã la ƒe abɔ nu
ŋkeke adre sɔŋ. 6 Wotsi avɔ
ɣitɔ, dzĩtɔ kple blɔtɔ, siwo ŋu
wosa aklala kple aɖabɛ dzĩtɔ
ƒe ka ɖo la, ɖe klosalosigɛwo ŋu
le kpe xɔasi sɔtiawo ŋu. Wotsɔ
sika kple klosalo lɔ̃ kuntrunuwo,
ɖo ɖe anyigba, si wotsɔ kpe xɔasi
dama, ɣitɔ, hẽtɔ kple yibɔtɔ ɖo
la. 7 Woku aha ɖe sikakpluwo
me, eye kplu ɖesiaɖe le vovo, eye
fia ƒe wein sɔ gbɔ taŋ, abe alesi
dze fia ene. 8 Wono aha la le
ɖoɖo la nu dzizizi manɔme, ela-
bena fia la ɖo na eƒe me amegãwo
katã be, amesiame nawɔ, alesi dze
eŋu. 9 Eye fiasrɔ̃ Wasti hã tu
aglo na nyɔnuwo ɖe fiasã, si nye
fia Axasweros tɔ la me.
10 Le ŋkeke adreliagbe, esime
wein na fia la ƒe dzi gbɔ ɖe me
la, ede se na aƒe dzikpɔla adrea-
wo, siwo nye Mehuman, Bizta,
Xarbona, Bigta, Abagta, Zetar
kple Xarkas, amesiwo subɔna le
fia Axasweros ŋku me la be, 11 woa-
ɖakplɔ fiasrɔ̃ Wasti va fia ŋku me,

b Kron. I. 12, 32.

d Dan. 6, 9.

eye fiakuku nanɔ eta, ne wòafia
eƒe tugbedzedze dukɔwo kple fia-
wo, elabena edze tugbe. 12 Ke
fiasrɔ̃ Wasti gbe fia ƒe nya, si
wòde aƒe dzikpɔlawo si la, eye me-
va o. Tete fia la nyrã ŋutɔ, eye
dzi bi ɖe dɔ me nɛ. 13 Eye fia
la bia gbe, amesiwo nya [b]ɣeyiɣi
me la se be: – elabena alea fia
la tsɔa eƒe nyawo ɖoa amesiwo
nya seawo katã kple ʋɔnudɔdrɔ̃
me la ŋku mee. 14 Amesiwo te
ɖe ŋu la, wonye Karsena, Zetar,
Admata, Tarsis, Meres, Marsena
kple Memuxan; woawoe nye ame-
gã adreawo le Persia kple Media,
amesiwo kpɔa fia la ŋku me, eye
wonɔa nɔƒe gbãtɔ le fiaɖuƒe la
me – 15 Nuka woawɔ fiasrɔ̃ Wasti
le se la nu? Elabena mewɔ fia
Axasweros ƒe nya, si wòde aƒe
dzikpɔlawo si la dzi o. 16 Tete
Memuxan ɖo ŋu le fia kple ame-
gãwo ŋku me bena: Menye fia la
ɖeɖeko ŋu fiasrɔ̃ Wasti da vo ɖo
o, ke boŋ ɖe amegãwo katã kple
dukɔ, siwo katã le fia Axasweros
ƒe anyigbawo katã dzi la hã ŋu-
tie. 17 Elabena fiasrɔ̃ ƒe nuwɔwɔ
la aɖo nyɔnuwo katã dome, eye
woava wo srɔ̃wo kpɔ ge ɖe ƒomevi
ahanɔ gbɔgblɔm be: Fia Axaswe-
ros be, woakplɔ fiasrɔ̃ Wasti va
egbɔe, ke meyi o! 18 Eye egbe sia
ke Persia-amegãwo kple Media-
amegãwo ƒe srɔ̃wo hã agblɔ alea
ɖe fia ƒe amegãwo katã ŋu, ne
wose fiasrɔ̃ ƒe nuwɔwɔ la, eye
woahe vlododo kple dziku geɖe
vɛ. 19 Ne edze fia ŋu la, ekema
woaɖe fia ƒe se, eye woaŋlɔe ɖe
Persiatɔwo kple Mediatɔwo ƒe se
la me, eye[d] womaɖa edzi o be:
Wasti mekpɔ mɔ agava fia Axas-
weros ŋku me o, eye fia la natsɔ
eƒe fianyenye ana nyɔnu bubu,
si nyo wui. 20 Ne wose fia ƒe

se, si wòde le eƒe fiaɖuƒe blibo,
si nyadri la me la, ekema nyɔ-
nuwo katã abu wo srɔ̃wo tso tsi-
tsiawo dzi vaseɖe ɖeviawo dzi.
21 Tete nya la dze fia kple ame-
gãwo ŋu, eye fia la wɔ Memuxan
ƒe nya la dzi, 22 eye wòɖo agbalẽ
ɖe fia ƒe anyigbawo katã dzi le
[a]anyigba sia anyigba kple eƒe nu- a 3, 12; 8, 9.
ŋɔŋlɔ kple dukɔ sia dukɔ kple
eƒe gbegbɔgblɔ nu be: [b]Ŋutsu b Mo. I. 3, 16.
sia ŋutsu enye aƒetɔ ɖe eƒe me,
eye eƒemetɔwo nabui.

Ester zu fianyɔnu.

2. Le nya siawo megbe, esi fia
Axasweros ƒe dziku nu fa la,
eɖo ŋku Wasti kple nusi wòwɔ
kpakple tame, si wòɖo ɖe eŋu la
dzi. 2 Tete fia la ƒe ɖekakpuiwo,
amesiwo subɔnɛ la, gblɔ bena:
Ne wodi ɖetugbi dzetugbewo na
fia la, 3 eye fia la neɖo dzikpɔ-
lawo ɖe eƒe fiaɖuƒe ƒe anyigbawo
katã dzi, ne woaƒo ɖetugbi dzetu-
gbewo katã nu ƒu ɖe nyɔnuwo ƒe
aƒe me le Susa-mɔ̃ me, eye woa-
tsɔ wo ade fia ƒe aƒe dzikpɔla He-
gai, amesi nye nyɔnuwo ŋudzɔla
si me, eye wòasi atike na wo,
4 eye nyɔnuvi, si adze fia ŋu la,
eya nanye fiasrɔ̃ ɖe Wasti teƒe!
Tete nya la dze fia la ŋu, eye
wòwɔ nenema.
5 Yuda-ŋutsua ɖe nɔ Susa-mɔ̃
me, amesi ŋkɔ nye Mardoxai, Yair
vi, amesi nye Simei vi, amesi
nye[d] Kis vi, enye Benyamintɔ, d Sam.I. 14, 51.
6 eye woɖe aboyo eya kple aboyo-
meawo tso Yerusalem hekpe ɖe
Yuda-fia Yexonya, amesi Babel-
fia Nebukadnezar ɖe aboyoe la
ŋuti.[e] 7 Eya nyi [f]etɔɖia ƒe nyɔ- e Fia.II. 24. 15. 16.
nuvi Hadasa, si nye Ester la wòtsi, f kp. 15.
elabena tɔ kple nɔ megale esi o.
Nyɔnuvi la nyo, eye wòdze tugbe.
Eye esi fofoa kple dadaa woku la,
Mardoxai xɔe wòzu vianyɔnu.
8 Esime fia ƒe nya kple eƒe se
di wose, eye woƒo nyɔnuvi geɖe-
wo nu ƒu ɖe Susa-mɔ̃ me hetsɔ
wo de asi na Hegai la, wokplɔ
Ester hã va fiasã la me hetsɔ de
asi na nyɔnuwo ŋudzɔla Hegai. 9
Nyɔnuvi la dze eŋu, eye wòve enu.
Tete wòwɔ kaba, be wòasi atike
nɛ, wòana eƒe nuɖuɖui, eye wòa-
tsɔ nyɔnuvi adre, siwo wotia tso g kp. 10.
fiaƒe me la, akpe ɖe eŋu, eye wòna
nɔƒe nyuitɔ eya kple eƒe nyɔnu-
viwo le nyɔnuwo ƒe aƒe la me.
10 Ke Ester meyɔ eƒe dukɔ kple
wo de o, elabena Mardoxai de se
nɛ be, megagblɔe o. 11 Eye Mar-
doxai dia tsa gbesiagbe le nyɔnu-
wo ƒe aƒe la ƒe xɔxɔnu la nu, be
yeanya, alesi Ester le kple nusi
dzɔ ɖe edzi. 12 Eye ne fia Axas-
weros gbɔ yiyi ɖo nyɔnuviawo
dome ɖesiaɖe dzi, esime wowɔ nɛ
le nyɔnuwo ƒe kɔnu la nu dzinu
wuieve sɔŋ megbe vɔ la, — ela-
bena ɣeyiɣi geɖe siawo wogblẽna
ɖe woƒe atikesisi ŋu; wosia mire-
mi dzinu ade, eye wosia atike
ʋeʋẽe kple nyɔnuwo ƒe ami ʋe-
ʋẽe dzinu ade — 13 ekema nyɔ-
nuvi la yia fia gbɔ, eye wotsɔa
nusianu, si wòbia, be yeatsɔ tso
nyɔnuwo ƒe me ayi fia ƒe me la
nɛ. 14 Ne eyi le fiẽ, eye wòtrɔ
gbɔ va nyɔnuwo ƒe aƒe evelia me
le ŋdi le fia ƒe aƒe dzikpɔla Saas-
gaz, amesi nye ahiãwo ŋudzɔla ƒe
dzikpɔkpɔ te la, ekema mekpɔ mɔ
agayi fia la gbɔ o, negbe ne eƒe
nu nyo fia ŋu, eye wòyɔe hafi.
15 Eye esi wòɖo Ester, amesi nye
Mardoxai tɔɖia Abixayil ƒe vinyɔ-
nu, si wòxɔ wɔ vianyɔnui dzi, be
wòayi fia gbɔ la, mebia naneke
o, negbe nusi fia ƒe aƒe dzikpɔla He-
gai, amesi nye nyɔnuwo ŋudzɔla
ɖo la ko. Eye Ester nu nyo
amesiwo katã kpɔe la ŋu. 16 Wo-
kplɔ Ester yi fiasã me le fia Axas-
weros gbɔ le dzinu ewolia, si nye
dzinu Tebet la me, le eƒe fiaɖuɖu
ƒe ƒe adrelia me. 17 Eye fia la
lɔ̃a Ester wu nyɔnuwo katã, eƒe
nu nyo eŋu, eye wòve enu wu
ɖetugbiawo katã, etsɔ fiakuku
la ɖɔ nɛ, eye wòtsɔe ɖo fiasrɔ̃e
ɖe Wasti teƒe. 18 Eye fia la tu
aglo gãa ɖe na eƒe amegãwo katã
kple eƒe dɔlawo, si nye Ester ƒe
aglo; ena anyigbawo dzinɔlawo
dzudzɔ dɔwɔwɔ, eye wòna nu,
abe alesi dze fia ene.
19 Esi woƒo ɖetugbiwo nu ƒu
zi evelia la, Mardoxai bɔbɔ nɔ
fia ƒe agbo nu. 20 Ke Ester meyɔ
wo de kple eƒe dukɔ o, abe alesi
Mardoxai de se nɛ ene, eye Ester
ɖo to Mardoxai ƒe gbe, abe ale-
si wònɔ egbɔ wònyii wòtsi ke
ene.[g]

#### Mardoxai ka atam ḍe fia ŋu.

21 Le ɣemaɣi, esi Mardoxai bɔ-
bɔ nɔ fia ƒe agbo nu la, fia ƒe
aƒe dzikpɔla eve, Bigtan kple Te-
res, amesiwo tso agbonudzɔlawo
dome la, do dɔmedzoe, eye wodi
be, yewoawu fia Axasweros. 22 [a] 8, 2.
Tete Mardoxai se nya la, eye wò-
gblɔe na fiasrɔ̃ Ester, eye Ester
gblɔe na fia la le Mardoxai ƒe
ŋkɔ me. 23 Esi wodzro nya la
me kpɔ be, ele me la, wohe wo
ame eve la ḍe ati ŋu; eye woŋlɔe
ḍe [b]nyadzɔdzɔgbalẽ me na fia la. [b] 6, 1. 2.

#### Haman ƒe ŋukeklẽ kple ḍoḍo bena, woatsrɔ̃ Yudatɔwo. [d] 1, 22.

3. Le nya siawo megbe la fia
Axasweros do gã Haman, Ha-
medata vi, si nye Agagitɔ la, gãe
edoe ḍe dzi, eye wòtsɔ eƒe zikpui
ḍo amegã, siwo katã le eŋu la
tɔwo ŋgɔ. 2 Fia ƒe dɔla, siwo
katã le fia ƒe agbo me la, bɔbɔna
dea ta agu na Haman, elabena
alea fia la ḍe se le eŋu; ke Mar-
doxai mebɔbɔna nɛ o, eye mede
ta agu hã o. 3 Tete fia ƒe dɔla,
siwo le fia ƒe agbo me la, gblɔna
na Mardoxai bena: Nukaŋuti nèle
fia ƒe se dzi dam? 4 Esime wole
alea gblɔm nɛ gbesiagbe, ke
medo toe na wo o la, woḍagblɔe
na Haman be, yewoakpɔ be, woalɔ̃
ḍe Mardoxai ƒe nuwɔwɔ dzi loo;
elabena egblɔ be, Yudatɔ yenye.
5 Eye esi Haman kpɔ be, Mardo-
xai mebɔbɔ hede ta agu na ye
o la, dzi ku Haman vevie. 6 Ke
ebu Mardoxai ḍeḍeko wuwu nu-
maḍinui; elabena woyɔ Mardoxai
ƒe dukɔ nɛ. Eyata Haman di be,
yeatsrɔ̃ Yudatɔ, siwo katã le Axas-
weros ƒe fiaḍuƒe blibo la me, si-
wo nye Mardoxai ƒe dukɔ la.
7 Le dzinu gbãtɔ, si nye dzinu
Nisan me, le fia Axasweros ƒe ƒe
wuievelia me la, woda[c] pur, si [c] 9, 24.
nye nudzidzenu le Haman ŋku me
le ŋkeke sia ŋkeke dzi kple dzinu
sia dzinu me vaseḍe dzinu wuie-
velia, si nye dzinu Adar me. 8 Tete
Haman gblɔ na fia Axasweros
bena: Dukɔ ḍekaa ḍe li, si kaka,
eye wòmã ḍe dukɔwo dome le wò
fiaḍuƒe ƒe anyigbawo katã dzi;
woƒe sewo to vovo tso dukɔ sia
dukɔ tɔ gbɔ, eye womewɔa fia ƒe
sewo dzi o; eyata medze fia be,
wòazi kpi akpɔ wo alea o. 9 Ne
edze fia ŋu la, ekema nena woa-
ŋlɔ agbalẽ, ne woawu wo, eye
mada klosalo talento akpe ewo
na dzikpɔlawo woatsɔ ade fia ƒe
kesinɔnuwo me. 10 Tete fia la
ḍe eƒe [a]ŋkɔsigɛ le asi hetsɔ na
Haman, Hamedata vi, Agagitɔ, si
nye Yudatɔwo ƒe ketɔ la. 11 Fia
la gblɔ na Haman bena: Klosalo
la nenɔ anyi ko; gake woawɔ du-
kɔ la, alesi dze ŋuwò!
12 Tete woyɔ fia ƒe agbalẽŋlɔ-
lawo le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke
wuietɔ̃lia dzi, eye woŋlɔ agbalẽ,
abe alesi Haman ḍe see ene,[d] ḍe
anyigba sia anyigba ƒe nuŋɔŋlɔ
kple dukɔ sia dukɔ ƒe gbegbɔgblɔ
nu heḍo ḍe fia ƒe amegãwo kple
anyigba dzikpɔla, siwo le anyigba
sia anyigba nu kpakple dukɔ sia
dukɔ ƒe tatɔwo; woŋlɔe le fia
Axasweros ƒe ŋkɔ me, eye wotsɔ
fia ƒe ŋkɔsigɛ ḍo ŋkɔ ete. 13 Tete
woḍe agbalẽ la duxɔlawo si ḍo
ḍe fia ƒe anyigbawo katã dzi, be
woatsrɔ̃ Yudatɔwo katã, woawu
wo, eye woagblẽ wo, ḍeviwo kple
tsitsiawo, viḍziewo kple nyɔnuwo
siaa le ŋkeke ḍeka dzi le dzinu
wuievelia, si nye dzinu Adar ƒe
ŋkeke wuietɔ̃lia dzi, eye woaha
woƒe nuwo. 14 Agbalẽ la me nya
enye si: Woaḍe se le anyigba
vovovoawo dzi, eye woana du-
kɔwo katã nanyae, ne woadzra
ḍo ḍi le ŋkeke sia dzi. 15 Tete
duxɔlawo ŷi kaba le fia ƒe nya
la nu, eye woḍe se la le Susa-mɔ̃
me. Eye fia la kple Haman wo-
bɔbɔ nɔ anyi le aha nom; ke
ɒunyaɒunya ḍo Susa-du la me.

#### Yudatɔwo fa konyi, eye wotsi nu do.

4. Esi Mardoxai se nya, siwo
katã dzɔ la, Mardoxai dze eƒe
awuwo, ta akpanya, si afi, eye wòto
dua titina le ɣli dom sesie nu-
blanuitɔe 2 heva fia ƒe agbo
nu; elabena amea ḍeke mekpɔ
mɔ anɔ akpanya me age ḍe fia
ƒe agbo me o. 3 Eye nuxaxa gãa
ḍe ḍo Yudatɔwo dome le anyigba,
siwo katã dzi fia ƒe nya kple eƒe
se la ḍe la dzi, wotsi nu dɔ, wofa
avi, eye wofa konyi, eye wo do-
metɔ geḍewo ta akpanya hesi afi.
4 Esi Ester ƒe nyɔnudɔlawo
kple eƒe aƒe dzikpɔlawo va toe nɛ

la, dzika tso fiasrɔ̃ la ƒo ŋutɔ,
eye wòɖo awuwo ɖa, be woatsɔ ado
na Mardoxai, ne woaɖe akpanya
la le eŋu; ke egbe wo xɔxɔ. 5 Tete
Ester yɔ Hatax tso fia ƒe aƒe dzi-
kpɔla, siwo wòɖe, be woasubɔe
la dome, eye wòdɔe ɖo ɖe Mar-
doxai gbɔ, be yeanya nusi dzɔ
kple nusi ta wòwɔ alea ɖo. 6 Eye
Hatax yi Mardoxai gbɔ le dua ƒe
ablɔ, si le fia ƒe agbo nu la me.
7 Tete Mardoxai gblɔ nusiwo katã [a] 4, 11; 8, 4.
dzɔ ɖe edzi, kple klosalo, si ŋugbe
Haman do be, yeada atsɔ ɖe fia
ƒe kesinɔnuwo me ɖe Yudatɔwo
ta, ne yeatsrɔ̃ wo la ƒe[b] xexlẽme [b] 3, 9.
nɛ. 8 Etsɔ se, si wode le Susa, be
woatsrɔ̃ wo la ƒe ŋɔŋlɔ de asi
nɛ, ne wòaɖatsɔ afia Ester, eye
wòagblɔ wo nɛ; eye wòdɔe, be [c] 1, 19.
wòayi fia la gbɔ, ne wòaƒo koko
nɛ, eye wòaɖe kuku nɛ ɖe eƒe
dukɔ la ta.

Mardoxai di kpekpeɖeŋu tso Ester gbɔ.

9 Eye esi Hatax va gblɔ Mar-
doxai ƒe nyawo na Ester la,
10 Ester ƒo nu kple Hatax, eye
wòɖoe ɖe Mardoxai gbɔ bena: [e] 8, 12.
11 Fia ƒe dɔlawo katã kple fia
ƒe anyigbawo dzitɔwo nyae bena,
ne ŋutsu alo nyɔnua ɖe yi fia
gbɔ le xɔxɔnu emetɔ, eye wo-
meyɔe hafi o la, se ɖeka koe li,
be woawui, negbe amesi ke fia
la do [f]sikafiatikplɔ ɖo la, eya [f] 5, 2; 8, 4.
koe tsia agbe; ke womeyɔm, be
mayi fia la gbɔ o ŋkeke blaetɔ̃
enye si. 12 Eye woɖagblɔ Ester
ƒe nyawo na Mardoxai. 13 Tete
Mardoxai be, woaɖo ŋu na Ester
be: Megasusu be, wòa akpɔ ɖeɖe
le fia ƒe me tso Yudatɔwo katã
dome o; 14 elabena ne àzi kpi
le ɣeyiɣi sia me la, ekema ablɔɖe
kple ɖeɖe atso afi bubua ɖe ava
na Yudatɔwo, ke mia kple fofowò
ƒe aƒe ya miatsrɔ̃ amea ɖe menya
nu o,[g] ɖewohĩ ɣeyiɣi sia tae fia- [g] Mo. I. 45, 7.
nyenye la su asiwò ɖo. 15 Tete
Ester be, woaɖagblɔ na Mardoxai
be: 16 Yi ɖaƒo Yudatɔ, siwo katã
le Susa la nu ƒu, eye mitsi nu
dɔ le tanye, migaɖu nu o, eye
migano nu o zã kple keli ŋkeke
etɔ̃ sɔŋ; mía kple nye nyɔnudɔ-
lawo hã míatsi nu adɔ alea, eye
manɔ alea ayi fia la gbɔ menye
le sekɔ la nu o, eye [h]ne meku [h] Fia. II. 7, 4.
la, ɖe meku! 17 Eye Mardoxai
yi ɖawɔ pɛpɛpɛ, abe alesi Ester
de se nɛ ene.

Ester yi fia gbɔ.

5. Le ŋkeke etɔ̃agbe la Ester
do fiawu, eye wòyi fiasã ƒe
xɔxɔnu emetɔ, si le fia ƒe xɔ
ŋgɔ la. Fia la bɔbɔ nɔ eƒe fia-
zikpui dzi le fiasã me dze ŋgɔ
aƒe la ƒe ʋotru. 2 Ke esi fia la
kpɔ fiasrɔ̃ Ester wòtsi tre ɖe xɔ-
xɔnua la, eve enu; eye[a] fia la lé
sikafiatikplɔ ɖe asi ɖo ɖe Ester;
tete Ester te va heka asi fiatikplɔ
la ta me. 3 Fia la gblɔ nɛ bena:
Fiasrɔ̃ Ester, nya ka dzɔ ɖe dzi-
wò, eye nuka dim nèle? Nenye
fiaɖuƒe la ƒe afã gɔ̃e hã la, woa-
tsɔe ana wò! 4 Ester ɖo ŋu bena:
[d]Ne edze fia ŋu la, ekema fia
kple Haman neva kplɔ̃, si meɖo
nɛ egbe la ŋu. 5 Tete fia la gblɔ
be: Miɖayɔ Haman vɛ kaba, be
míawɔ Ester ƒe nya la dzi! Eye
fia la kple Haman wova kplɔ̃, si
Ester ɖo la ŋu. 6 Esime wole
wein nom la, fia la gblɔ na Ester
bena: [e]Nuka dim nèle? Woana
wò! Eye nuka biam nèle? Nenye
fiaɖuƒe ƒe afã gɔ̃e hã la, woawɔ
edzi! 7 Ester ɖo ŋu gblɔ bena:
Nye biabia kple nye didi enye si:
8 Ne fia la ve nunye, eye ne edze
fia la ŋu be, wòana nye nubia-
biam, eye wòawɔ nye didi dzi la,
ekema, ne fia kple Haman wova
kplɔ̃, si magaɖo na wo ŋu la,
mawɔ fia ƒe nya la dzi etsɔ.

Haman di Mardoxai ƒe ku.

9 Tete Haman do go gbemagbe
kple dzidzɔ, eye eƒe dzi gbɔ ɖe
eme. Ke esi Haman kpɔ Mardo-
xai le fia ƒe agbo me metsi tre,
ne wòahayi eɖokui ʋã ge le eŋku
me o la, dzi ku Haman vevie
ŋutɔ ɖe Mardoxai ŋu; 10 ke Ha-
man zi eɖokui dzi. Esi wòva eƒe
me la, edɔ woɖayɔ exɔlɔ̃wo kple
srɔ̃a Zeres vɛ. 11 Eye Haman
xlẽ eƒe kesinɔnu nyuiawo, via
gbogboawo kple nusiwo katã fia
la tsɔ ɖoe gãe, kpakple alesi wò-
tsɔe ɖo amegãwo kple fia ƒe dɔ-
lawo dzi la na wo. 12 Eye Ha-
man gagblɔ bena: Fiasrɔ̃ Ester
hã mekpe amea ɖeke kpe ɖe fia
ŋu ɖe kplɔ̃, si wòɖo la ŋu o,
negbe nye ko; etsɔ hã egakpem
kpe ɖe fia la ŋu. 13 Ke nusiawo

katā meḍi ve nam o, ŋkeke alesi
megale Yudatɔ Mardoxai kpɔm
wòbɔbɔ nɔ fia ƒe agbo me. 14 Tete
srɔ̃ Zeres kple xɔlɔ̃wo katã gblɔ
nɛ bena: Na woatu ati wòakɔ abɔ-
klugui blaatɔ̃, eye etsɔ la na-
gblɔe na fia la, ne woahe Mardoxai
ḍe eŋu; emegbe nayi kplɔ̃ ŋu kple
dzidzɔ kpakple fia la! Eye nya
la dze Haman ŋu, eye wòna wotu
ati la.

**Ele na Haman be, wòabu Mardoxai le fia ƒe ŋkɔ me.**

**6.** Le zã ma me la fia la tsi zã-
domadɔlɔ̃e, eye wògblɔ be,
woatsɔ ŋkuḍoḍo nyadzɔdzɔwo dzi
ƒe agbalẽ vɛ, eye woxlẽe na fia la.
2 Tete wokpɔ woŋlɔ ḍi be: [a]Mar- a 2, 21–23.
doxai ḍe fia ƒe aƒe dzikpɔla evea-
wo Bigtana kple Zeres, amesiwo
tso agbonudzɔlawo dome la gome
ḍe go be, wodi be, yewoawu fia
Axasweros. 3 Tete fia la bia
bena: Nuka wowɔ tsɔ de bubu
Mardoxai ŋui, eye aleke wodoe b 5, 8.
ḍe dzii le esia ta? Fia ƒe dɔlawo,
siwo le esubɔm la, ḍo ŋu bena:
Womewɔ naneke nɛ o. 4 Eye fia
la gblɔ be: Amekae le xɔxɔnua? —
Haman ye va fiasã ƒe xɔxɔnu d 5, 8; 6, 14.
gbãtɔ be, yeagblɔ na fia la be,
woahe [e]Mardoxai ḍe ati, si wòtu e 5, 14.
nɛ la ŋu. — 5 Tete fia ƒe dɔlawo
gblɔ nɛ bena: Kpɔ ḍa, Haman ye
tsi tre ḍe xɔxɔnu la! Eye fia la
gblɔ be: Neva me. 6 Esi Haman
ge ḍe eme la, fia la biae bena:
Nuka woawɔ na ŋutsu, si ŋu fia
le didim be, yeade bubui? Tete
Haman bu le eƒe ta me be: Ameka
gɔ̃ ŋu fia la ade bubui, ne menye
nye ko oa? 7 Tete Haman ḍo ŋu
na fia la bena: Ne fia la di be,
yeade bubu amea ḍe ŋu la, 8 eke-
ma woaḍe fiawu, si fia dona kple
sɔ, si fia dona, si ƒe ta fiakuku
le la, ḍe go; 9 emegbe woatsɔ
awua kple sɔ la ade asi na bu-
bumeawo, siwo nye fia ƒe ame-
gãwo dometɔ ḍeka la, ne wòaḍo
na ŋutsu, si ŋu fia di be, yeade
bubui la, wòana wòaḍo sɔ ato
dua ƒe ablɔ me, eye wòano ɣli
dom le eŋgɔ be: Ale woawɔ na
ŋutsu, si ŋu fia di be, yeade bu-
bui enye si! 10 Tete fia la gblɔ
na Haman bena: Netsɔ, natsɔ
awua kple sɔ la, eye nawɔ na
Yudatɔ Mardoxai, amesi bɔbɔ nɔ
fia ƒe agbonu la, abe alesi nègblɔ
ene; eye megana naneke nato le
nya, siwo katã nègblɔ la me o!
11 Eye Haman tsɔ awu kple sɔ
la, eḍo awua na Mardoxai, eye
wòna wòḍo sɔ la to dua ƒe ablɔ
me, eye wòle ɣli dom le eŋgɔ
be: Ale woawɔ na ŋutsu, si ŋu
fia di be, yeade bubui la enye si!
12 Azɔ Mardoxai trɔ va fia ƒe
agbo me; ke Haman ḍe abla yi
eƒe me, eye wòle nu xam hetsɔ
nu tsyɔ ta. 13 Eye Haman xlẽ
nusiwo katã dzɔ ḍe edzi la, fia
srɔ̃a Zeres kple exɔlɔ̃awo katã.
Tete eƒe nunyalawo kple srɔ̃a
Zeres wogblɔ nɛ bena: Nenye
Yudatɔwo ƒe dzidzimeviwo dome
Mardoxai, amesi ŋku me nèḍe asi
toyiyi me le tso la, ekema màte
ŋu awɔ nanekee o, ke boŋ to ko-
koko nayi agayi le eŋku me! 14
Esime wogale nu ƒom kplii la,
fia ƒe aƒe dzikpɔlawo va kplɔ Ha-
man enumake yi kplɔ̃, si[b] Ester
ḍo la ŋu.

**Wohe Haman ḍe ati, si wòtu na Mardoxai ŋuti.**

**7.** Tete fia la kple Haman wova
kplɔ̃ ŋu[d] le fiasrɔ̃ Ester gbɔ.
2 Eye esi wole wein nom la, fia
la gabia Ester le ŋkeke evelia
dzi be: Fiasrɔ̃ Ester, nuka biam
nèle? Woana wò. Eye nuka dim
nèle? Nenye fiaḍuƒe ƒe afã gɔ̃e
hã la, woawɔ edzi na wò! 3 Fiasrɔ̃
Ester ḍo ŋu gblɔ bena: Fia, ne
ève nunye, eye ne edze fia ŋu
la, ekema woatsɔ nye agbe kem
le nye biabia nu, eye woatsɔ nye
dukɔ nam le nye didi nu! 4 Ela-
bena wotsɔ mía kple nye dukɔ
dzra, be woatsrɔ̃ mí, woawu mí,
eye woagblẽ mía dome. Ɖe wò-
nye ḍe wotsɔ mí dzra míenye
kluviwo kple kosiviwo la, anye
ne mezi kpi, elabena anye ne ketɔ
la mana gbegblẽ nava fia dzi o.
5 Tete fia Axasweros xɔ dzi gblɔ
na fiasrɔ̃ Ester bena: Amekae nye
amesi ḍo nusia ḍe ta me be, yeawɔ.
eye afika eyama le? 6 Ester ḍo
ŋu bena: Ketɔ kple futɔ lae nye
Haman vɔ̃ḍi sia! Tete Haman ḍi
vo le fia kple fiasrɔ̃ ŋku me.
7 Ke fia la tsɔ dziku tsi tre le
wein la gbɔ heyi fiasã ƒe abɔ
me; eye Haman tsi afima, be
yeabia eƒe agbe tso fiasrɔ̃ Ester

si, elabena ekpɔ be, fia la ɖo dzɔ-
gbevɔ̃e ɖe ye ŋu kplikpaa. 8 Eye
esi fia la trɔ tso fiasã ƒe abɔ me
va xɔ, si me wono wein le me la,
kpɔ ɖa, Haman tsra ɖe kuntrunu,
si dzi Ester nɔ anyi ɖo la dzi, fia
la gblɔ be: Fiasrɔ̃ hãe wòbe, ye-
alé sesẽ le aƒe me le gbɔnyea?
Esi nya sia nya do le fia nu ko
la, wotsyɔ nu mo na Haman xoxo.
9 Eye Xarbona, amesi nye aƒe
dzikpɔlawo dometo ɖeka la, gblɔ
le fia ŋku me bena: Kpɔ ɖa, Ha-
man tu atia ɖe ɖe Mardoxai ŋu,
evɔ wònye eƒo nu nyuie le fia
ŋuti hafi; ele Haman-ƒe me, eye
wòkɔ abɔklugui blaatɔ̃! Tete fia
la gblɔ be: Mihee ɖe eŋu! 10 Eye
wohe Haman ɖe ati, si wòtu ɖe
Mardoxai ŋu la ŋuti. Azɔ fia ƒe
dziku la nu fa.

#### Mardoxai dodo ɖe dzi.

8 Gbemagbe fia Axasweros tsɔ
Yudatɔwo ƒe ketɔ Haman ƒe
aƒe na fiasrɔ̃ Ester. Eye Mardo-
xai va fia la ŋku me, elabena Ester
gblɔ amesi wònye la nɛ. 2 Eye
fia la ɖe eƒe [b]ŋkɔsigɛ, si wòxɔ b 3, 10.
le Haman si la, na Mardoxai. Eye
Ester tsɔ Mardoxai ɖo Haman ƒe
aƒe nu. 3 Ester gaƒo nu le fia
la ŋku me, ede ta agu ɖe eƒe afɔ
nu, eye wòfa avi heƒo koko nɛ
be, wòagblẽ Agagitɔ Haman ƒe
dzɔgbevɔ̃e kple eƒe ta me, si wòɖo
ɖe Yudatɔwo ŋu la me. 4 Tete
fia la[d] tsɔ sikafiatikplɔ la do ɖe d 5, 2.
Ester, eye Ester fɔ hetsi tre ɖe
fia la ŋku me 5 gblɔ bena: Ne
edze fia la ŋu, eye wòve nunye,
ne nya sia nyo fia ŋu, eye nye
nu nyo fia ŋu la, ekema nena
woaŋlɔ agbalẽ, ne woagblẽ agbalẽ,
si Hamedata vi Haman, Agagitɔ,
ŋlɔ hedo ta me be, yeatsrɔ̃ Yuda-
tɔwo le fia ƒe anyigbawo katã
dzi la me. 6 Elabena aleke mate
ŋu akpɔ dzɔgbevɔ̃e, si ava nye
dukɔ dzi la kple ŋku, eye aleke
mate ŋu akpɔ, alesi wole nye
ƒometɔwo tsrɔ̃mi la kple ŋku?
7 Tete fia Axasweros gblɔ na
fiasrɔ̃ Ester kple Yudatɔ Mardo-
xai bena: Kpɔ ɖa, metsɔ Haman
ƒe aƒe na Ester, eye wohe eya
ŋutɔ ɖe ati ŋu, le esi wòdo eƒe
asi dzi ɖe Yudatɔwo ŋu la ta.
8 Ke miawo miŋlɔ agbalẽ ɖo ɖe
Yudatɔwo le fia ƒe ŋkɔ me, alesi
dze mia ŋu, eye mitsɔ fia ƒe ŋkɔ-
sigɛ ɖo ŋkɔ ete; elabena agbalẽ,
si woŋlɔ le fia ƒe ŋkɔ me, eye
wotsɔ fia ƒe ŋkɔsigɛ ɖo ŋkɔ ete
la, womate ŋu atrɔe o.

#### Fia ƒe se yeyewo ɖeɖe, siwo na gbɔɖeme Yudatɔwo.

9 Tete woyɔ fia ƒe agbalẽŋlɔ-
lawo ɣemaɣi le dzinu etɔ̃lia, si
nye dzinu Siwan la ƒe ŋkeke
blave vɔ etɔ̃lia dzi, eye woŋlɔ
agbalẽ la, abe alesi Mardoxai ɖe
a 1, 22. se pɛpɛpɛ ene, le [a]anyigba sia
anyigba ƒe nuŋɔŋlɔ nu, ɖe dukɔ
sia dukɔ ƒe gbegbɔgblɔ me, le
Yudatɔwo ƒe nuŋɔŋlɔ nu, ɖe woƒe
gbegbɔgblɔ me, ɖo ɖe Yudatɔwo
kple amegãwo, anyigba dzikpɔla-
wo kple anyigbawo ƒe tatɔwo tso
India vaseɖe Kus, wole anyigba
alafa ɖeka kple blave vɔ adre.
10 Woŋlɔ agbalẽ la le fia Axas-
weros ƒe ŋkɔ me, eye wotsɔ fia
ƒe ŋkɔsigɛ ɖo ŋkɔ ete, eye wòɖe
agbalẽawo duxɔlawo, siwo nye
sɔɖolawo, eye wodo fia ƒe sɔ ɖi-
ɖuwo la, si ɖo ɖa 11 be: Fia la
ɖe mɔ na Yudatɔ, siwo le du sia
du me be, woaƒo ƒu aʋli woƒe
agbe ta, eye woatsrɔ̃ dukɔ kple
anyigbawo ƒe aʋakɔ, siwo xaxa
wo ɖo la, woawu wo, eye woa-
gblẽ wo dome, vidziewo kple nyɔ-
nuwo siaa, eye woaha woƒe nuwo
12 le ŋkeke ɖeka dzi le fia Axas-
weros ƒe anyigbawo katã dzi le
dzinu wuievelia, si nye dzinu Adar
ƒe ŋkeke wuietɔ̃lia dzi. 13 Agbalẽ
la me nya enye si: Woaɖe se le
anyigba vovovoawo dzi, eye woana
dukɔwo katã nanyae be: Yuda-
tɔwo nadzra ɖo ɖi le ŋkeke sia
dzi, eye woabia hlɔ̃ woƒe futɔwo.
14 Tete duxɔlawo wɔ kaba ɖo fia
ƒe sɔ ɖiɖuwo, eye woyi enumake
le fia ƒe nya la nu. Eye woɖe
se la le Susa-mɔ̃ me.
15 Eye Mardoxai le fiawu, si
nye aɖabɛ blɔtɔ kple aklala me,
eɖɔ sikafiakuku gãa ɖe, eye wòle
awu ʋlaya, si nye aklala kple
aɖabɛ dzĩtɔ me hedo le fia la
gbɔ; eye Susa-du la tso aseye
hekpɔ dzidzɔ. 16 Eye wònye dzɔ-
gbenyuie, dzidzɔ, aseyetsotso kple
bubu na Yudatɔwo. 17 Yudatɔwo
kpɔ dzidzɔ, wotso aseye, wotu
aglo, eye woɖu ŋkekenyuie le

anyigbawo katã dzi kple du, siwo
katã me fia ƒe nya kple eƒe se
la de; eye anyigba dzi dukɔwo do-
metɔ geɖewo trɔ zu Yudatɔwo,
elabena Yudatɔwo ƒe [a]ŋɔdzi lé [a] Mo. II. 15, 14 v. 16.
wo.

Yudatɔwo hia hlɔ̃ woƒe futɔwo.

9. Le dzinu wuievelia, si nye
dzinu Adar la ƒe ŋkeke wuie-
tɔ̃lia, si dzi woawɔ fia ƒe nya
kple eƒe sea dzi la dzi, gbesigbe
Yudatɔwo ƒe futɔwo le mɔ kpɔm
be, yewoakpɔ ŋusẽ ɖe wo dzi la,
nya la trɔ be, Yudatɔwo kpɔ ŋusẽ
ɖe woƒe ketɔwo dzi. 2 Tete Yuda-
tɔwo ƒo wo ɖokui nu ƒu ɖe woƒe
duwo me le fia Axasweros ƒe
anyigbawo katã dzi, be yewoawu
amesiwo katã di yewoƒe dzɔgbe-
vɔ̃e la. Amea ɖeke menɔ te ɖe wo
nu o, elabena woƒe [b]ŋɔdzi lé du- [b] 8, 17.
kɔwo katã. 3 Anyigbawo ƒe tatɔ-
wo katã, amegãwo kple anyigba
dzikpɔlawo kpakple fia ƒe dziɖu-
lawo xɔ na Yudatɔwo, elabena
Mardoxai ƒe ŋɔdzi lé wo. 4 Ela-
bena Mardoxai zu gã le fia ƒe
me, eye eƒe ŋkɔ de anyigbawo
katã dzi; elabena ŋutsu Mardoxai
le gã zum ɖe dzi ɖaa. 5 Eye Yuda-
tɔwo tsɔ yi dza woƒe futɔwo katã,
wowu wo, eye wotsrɔ̃ wo, eye
wowɔ woƒe ketɔwo, alesi dze wo
ŋu. 6 Yudatɔwo wu ŋutsu alafa
atɔ̃ le Susa-mɔ̃ me, eye wotsrɔ̃
wo. 7 Wowu Parsandata, Dalfon,
Aspata, 8 Porata, Adalya, Arida-
ta, 9 Parmasta, Arisai, Aridai
kple Waisata, 10 amesiwo nye
Hamedata vi Haman, Yudatɔwo
ƒe ketɔ ƒe ŋutsuvi ewoawo; ke
womede asi aboyonuwo ŋu o.
11 Gbemagbe wohe amesiwo
wowu la ƒe xexlẽme va fia la
ŋku me le Susa-mɔ̃ me. 12 Tete
fia la gblɔ na fiasrɔ̃ Ester bena:
Ne Yudatɔwo wu ŋutsu alafa atɔ̃
le Susa-mɔ̃ me, eye wotsrɔ̃ wo
hekpe ɖe Haman vi ewoawo ŋu
la, aleke womahawɔ le fia ƒe
anyigba mamleawo dzi oa? Azɔ[d] [d] 5, 6; 7, 2.
nuka biam nèle? Woana wò. Eye
nuka dim nègale? Woawɔ edzi.
13 Ester ɖo ŋu bena: Ne edze
fia ŋu la, ekema woaɖe mɔ na [e] 3, 7.
Yudatɔ, siwo le Susa etsɔ hã, ne
woawɔ ɖe egbe ƒe se la nu, eye
woahe Haman vi ewoawo ɖe ati
ŋu. 14 Tete fia la gblɔ be, woa-
wɔ nenema. Wode se le Susa,
eye wohe Haman vi ewoawo ɖe
ati ŋu. 15 Eye Yudatɔ, siwo le
Susa la, ƒo wo ɖokui nu ƒu le
dzinu Adar ƒe ŋkeke wuienelia
hã dzi, eye wowu ŋutsu alafa etɔ̃
le Susa; ke womede asi aboyo-
nuawo ŋu o. 16 Yudatɔ mamlea,
siwo le fia ƒe anyigbawo dzi, ƒo
wo ɖokui nu ƒu heʋli woƒe agbe
ta, ale be wokpɔ gbɔdzɔe tso woƒe
futɔwo si me, eye wowu ame akpe
blaadre vɔ atɔ̃ le woƒe ketɔwo
dome, ke womede asi aboyonua-
wo ŋu o. 17 Esia va me le dzinu
Adar ƒe ŋkeke wuietɔ̃lia dzi, eye
wogbɔ ɖe eme le eƒe ŋkeke
wuienelia, si wotsɔ wɔ aglotugbe
kple dzidzɔkpɔgbe la dzi. 18 Ke
Yudatɔ, siwo le Susa la, ƒo wo
ɖokui nu ƒu le ŋkeke wuietɔ̃lia
kple wuienelia dzi, eye wogbɔ
ɖe eme le ŋkeke wuiatɔ̃lia, si
wotsɔ wɔ aglotugbe kple dzidzɔ-
kpɔgbe la dzi. 19 Eyata Yudatɔ,
siwo le kɔƒewo kple du nuvowo
me la, tsɔ dzinu Adar ƒe ŋkeke
wuienelia wɔ dzidzɔkpɔgbe, aglo-
tugbe kple ŋkekenyuie, si dzi
woɖoa nuɖuɖu ɖe wo nɔewo le.

Yudatɔwo do ŋkekenyuiea ɖe anyi hena ŋkuɖodo woƒe ɖeɖe dzi.

20 Mardoxai ŋlɔ nya siawo ɖi,
eye wòɖo agbalẽ ɖe Yudatɔ, siwo
katã le kpuiƒe kple didiƒe le fia
Axasweros ƒe anyigbawo katã
dzi la 21 hele ɖoɖom na wo be,
woaɖu dzinu Adar ƒe ŋkeke wuie-
nelia kple wuiatɔ̃lia ɖaa ƒe sia ƒe,
22 abe ŋkeke, siwo dzi Yudatɔwo
kpɔ gbɔdzɔe tso woƒe futɔwo si
me, kple dzinu, si dzi woƒe veve-
wo trɔ zu dzidzɔ, eye nuxaxa trɔ
zu ŋkekenyuie ene; ne woatsɔ
wo awɔ aglotugbe kple dzidzɔ-
kpɔgbewoe, esiwo dzi woaɖo
nuɖuɖu ɖe wo nɔewo, eye wo-
ana nu ame dahewo le. 23 Eye
Yudatɔwo tsɔ nusi wɔwɔ gɔme
wodze kple nusi Mardoxai ŋlɔ
na wo la, wɔ kɔnui. 24 Elabena
Hamedata vi Haman, Agagitɔ la,
si nye Yudatɔwo katã ƒe ketɔ ɖo
ɖe ta me be, yeatsrɔ̃ wo, eye wò-
da [e]pur, si nye nudzidzenu la, ne
yeade ʋunyaʋunya wo me, eye
yeatsrɔ̃ wo. 25 Ke esi Ester va
fia la ŋku me la, ede se woŋlɔ

agbalẽ, be eƒe tame vɔ̃, si wòɖo
ɖe Yudatɔwo ŋu la, natrɔ va eya
ŋutɔ ƒe ta dzi, eye [a]wohe eya
kple viawo ɖe ati ŋu. 26 Eyata
wona ŋkɔ ŋkeke siawo be Purim
le pur ƒe ŋkɔ nu. Le agbalẽ sia
me nyawo katã kple nusi teƒe
wokpɔ, kpakple nusi dzɔ ɖe wo
dzi la nu, 27 Yudatɔwo ɖoe, eye
wotsɔe wɔ konu na woawo ŋutɔ
kple woƒe dzidzimeviwo kpakple
amesiwo katã aku ɖe wo ŋu la
be, woaɖu ŋkeke eve siawo le
agbalẽ, si woŋlɔ na wo, kple ŋkeke
ɖoɖo la nu, eye womaɖa edzi o;
28 ŋku madzo le ŋkeke sia dzi o,
eye woaɖui le dzidzimewo katã
kple ƒomewo katã me le anyigba-
wo katã dzi kple duwo katã me;
Purim-ŋkeke siawo nu matso le
Yudatɔwo dome o, eye woƒe
dzidzimeviwo ƒe ŋku madzo le
edzi o.
29 Eye fiasrɔ̃ Ester, Abixayil
ƒe nyɔnuvi, kple Yudatɔ Mardo-
xai woŋlɔ agbalẽ zi evelia le Pu-
rim ŋuti hete gbe ɖe dzi be, woa-
ɖo kpe edzi wòanye konu. 30 Woɖo
agbalẽ, si me xɔlɔ̃nyawo kple
nyatefenyawo le la, ɖe Yudatɔwo
katã le Axasweros ƒe fiaɖuƒe ƒe
anyigba alafa ɖeka kple blave
vɔ adreawo dzi, 31 be woaɖo
kpe Purim-ŋkekeawo dzi ɖe woƒe
ɣeyiɣi dzi, abe alesi Yudatɔ Mar-
doxai kple fiasrɔ̃ Ester woɖo na
wo, kpakple alesi woawo ŋutɔ wo-
ɖo nutsitsidɔ kple konyifafa na
woawo kple woƒe dzidzimeviwo
ene. 32 Ester ƒe se la ɖo kpe
Purim ƒe ɖoɖowo dzi, eye woŋlɔe
ɖe agbalẽ me.

Mardoxai di nyui na eƒe dukɔ.

10. Fia Axasweros ɖo nudzɔdzɔ
na anyigba la kple atsiaƒu
me ƒukpowo. 2 Eƒe nu gã wɔwɔwo
kple nu klitsu wɔwɔwo katã kpa-
kple Mardoxai ƒe [b]ŋkɔxɔxɔ, alesi
fia la ɖo gãe la, woŋlɔ wo ɖe
Media kple Persia-fiawo ŋɔli ƒe
ŋutinyagbalẽ me. 3 Elabena Yuda-
tɔ Mardoxai enye evelia kplɔ fia
Axasweros ɖo, exɔ ŋkɔ le Yuda-
tɔwo dome, eye nɔvia gbogboa-
wo lɔ̃ eƒe nya; edi nyui na eƒe
dukɔ, eye wòƒo nu na edeviwo
katã ƒe nyonyo.

[a] kp. 14: 7. 10.
[b] 8, 2. 15.

---

# HIOB ƑE AGBALẼ.

Mawuvɔ̃la Hiob ƒe agbenɔnɔ nyui.

1. Ŋutsua ɖe nɔ [d]Uz-nyigba dzi,
si ŋkɔ nye [e]Hiob. Ŋutsu sia
nye ame maɖifɔ, ame dzɔdzɔe
kple mawuvɔ̃la, eye wòtsri nu vɔ̃-
ɖi. 2 Wodzi ŋutsuvi adre kple
nyɔnuvi etɔ̃ nɛ. 3 Eƒe lãwo le
alẽ akpe adre, kposɔ akpe etɔ̃, nyi
eveve teƒe alafa atɔ̃ kple tedzinɔ
alafa atɔ̃ kpakple dɔla gedewo fũ.
Eye ŋutsu sia ɖo kpo ɖe ɣedze-
ƒeviwo katã dzi. 4 Eye viaŋutsu-
wo tua aglo ɖe woƒe aƒewo me,
wo dome ɖesiaɖe le ŋkeke, si dze
edzi la dzi, eye woɖɔa ame ɖa
woɖakpea wo nɔvinyɔnu etɔ̃awo,
be woaɖu nu, eye woano nu kple
yewo. 5 Eye ne aglotuɣiawo trɔ va
kpe la, Hiob dɔa ame ɖa woɖa-
kɔa wo ŋu. Efɔna ŋdi kanya, eye
wòsa numevɔ ɖe wo katã ƒe xe-
xlẽme nu; elabena Hiob gblɔ be:
Misela vinyewo wɔ nuvɔ̃, eye wo-
fe Mawu ɖe aga le woƒe dziwo
me hĩ. Alea Hiob wɔna ɣesiaɣi.

Hiob ge ɖe doŋlokpɔ sesẽa ɖe me.

6 Eye wòva me gbe ɖeka be,
esi [f]mawuviwo va tsi tre ɖe Ye-
howa ŋku me la, [g]Satana hã le
wo dome va. 7 Tete Yehowa bia
Satana be: Afika nètso? Satana
ɖo ŋu na Yehowa gblɔ bena: Me-
tso tsatsa ge le anyigba dzi kple
tsa ɖi ge le edzi. 8 Yehowa gblɔ
na Satana be: Elè ŋku ɖe nye
dɔla Hiob ŋua? Elabena enye
ame maɖifɔ, ame dzɔdzɔe kple
mawuvɔ̃la, eye wòtsri nu vɔ̃ɖi, eye
amea ɖeke mede enu le anyigba
dzi o. 9 Tete Satana ɖo ŋu na Ye-
howa gblɔ bena: [h]Dzodzroe Hiob
vɔ̃a Mawua? 10 Ðe menye wòe tɔ
kpɔ ɖe eya ŋutɔ kple eƒe nuwo katã
ŋu godooa? Eyra eƒe aƒe kpakple
eƒe asinuɖɔwɔwɔwo, eye eƒe lãha-
wo gbagba ɖe anyigba dzi. 11 Ke

[d] Mo. 1. 10, 23: 22. 21: 36, 28; Yer. 25. 20: Kony. 4. 21.
[e] Xez. 14. 14. 20.
[f] 2. 1; Fia. 1. 22, 19–22.
[g] Kron. 1. 21, 1; Zax. 3. 1.
[h] Ps. 73. 13.

do asi ɖa, ne nade asi nusiwo katã
le esi la ŋu kpɔ, be magbe wò
nya ɖe ŋkuwò me keŋ oa? 12 Ye-
howa gblɔ na Satana be: Kpɔ ɖa,
eƒe nuwo katã le asiwò me; ɖeko
megade asi eya ŋutɔ ŋu o. Tete
Satana dzo le Yehowa ŋku me.
13 Eye wòva me gbe ɖeka be,
esi viaŋutsuwo kple vianyɔnuwo
le nu ɖum, eye wole wein nom
le wo nɔvi xoxoetɔ ƒe me la,
14 tete ame ɖoɖoa ɖe va Hiob
gbɔ gblɔ bena: Nyiawo le agble
ŋlɔm, eye tedzinɔawo le gbe ɖum
le wo xa, 15 kasia [b]Sabatɔwo va
dze wo dzi, wolé wo, eye wowu
dɔlaawo kple yi, eye nye ɖeka
koe kpɔtɔ, be mava gbloe na wò. 16
Esi amesia gale nuƒoƒo dzi la, ame
bubu va gblɔ bena: Mawu ƒe dzo
ge tso dziƒo dze alẽawo kple dɔ-
laawo dzi hefiã wo, eye nye ɖeka
koe kpɔtɔ, be mava gbloe na wò.
17 Esi mekpɔ ɖe nu le eme o la,
ame bubu va gblɔ bena: [d]Kaldea-
tɔwo dze aʋalɔgo etɔ̃ va dze kpo-
sɔawo dzi, wolé wo, eye wowu
dɔlaawo kple yi, eye nye ɖeka
koe kpɔtɔ, be mava gbloe na wò.
18 Esi amesia gale nuƒoƒo dzi la,
ame bubu va gblɔ bena: Esi vi-
wòŋutsuwo kple viwònyɔnuwo le
nu ɖum, eye wole wein nom le
wo nɔvi xoxoetɔ ƒe me la, 19 kpɔ
ɖa, ya ʋudua ɖe tso gbe dzi va
lɔ xɔ la ƒe dzogoe eneawo ɖe eme
wòmũ dze ɖekakpuiawo dzi wo-
ku, eye nye ɖeka koe kpɔtɔ, be
mava gbloe na wò.
20 Tete Hiob tso [k]hedze eƒe awu,
elũ eƒe ta, eye wòde ta agu hedo
gbe ɖa 21 gblɔ bena: [l]Amama
mele tso danye ƒe dɔ me, eye ama-
ma manɔ agayi. Yehowae na, Ye-
howae gaxɔe, woakafu Yehowa
ŋkɔ! 22 Le nusiawo katã me
la Hiob mewɔ nuvɔ̃ o, eye mebu
vɔ̃a ɖeke ɖe Mawu ŋu o.

Abosam tso Hiob ŋu le Mawu gbɔ. Dɔléle se-
sẽa ɖe dze Hiob dzi; srɔ̃a do dziku nɛ; xɔl>-
etɔ̃ va kpɔe ɖa.

2. Eye wòva me gbe ɖeka, esi
mawuviwo va tsi tre ɖe Ye-
howa ŋku me la, Satana hã le wo
dome va tsi tre ɖe Yehowa ŋku
me.[n] 2 Tete Yehowa bia Satana
bena: A ɖ̃ka nètso? Satana ɖo ŋu
na Yehowa gblɔ bena: Metso tsa-
tsa ge le anyigba dzi kple tsa ɖi

a 1, 1.
b Mo. 1. 10, 7. 28; 25, 3.
d Mo. 1. 11, [illegible]
e 19, 17.
f 1, 22; Yak. 5, 11.
g Mo. 1. 36, 15; Yer. 49, 7.
h Mo. 1. 25, 2.
i Yos. 15, 41.
k Mo. 1. 37, 34.
l Nyaeb. 5, 4; Tim. 1. 6, 7.
n 1, 6.
o Yer. 20, 14-18.

ge le edzi. 3 Yehowa gblɔ na Sa-
tana be: Elé ŋku ɖe nye dɔla
Hiob ŋua? Elabena enye ame [a]ma-
ɖifɔ, ame dzɔdzɔe kple mawuvɔ̃la,
eye wòtsri nu vɔ̃ɖi, eye amea ɖe-
ke mede enu le anyigba dzi o.
Egalé eƒe dzɔdzɔenyenye me ɖe
asi ko, ke wòa ɛ̃de adã ta me nam,
be magblẽ edome naneke mawɔ-
mawɔe. 4 Tete Satana ɖo ŋu na
Yehowa gblɔ bena: Ŋutigbalẽ ɖe
ŋutigbalẽe teƒe, eye amegbetɔ
atsɔ nusiwo katã le esi la, ana
ɖe eƒe agbe ta. 5 Ke do wò abɔ
ɖa, ne nade asi eƒe ʋu kple eƒe
ŋutilã ŋu kpɔa, be magbe wò nya
ɖe ŋkuwò me keŋ ene oa? 6 Tete
Yehowa gblɔ na Satana bena:
Kpɔ ɖa, ele asiwò me, ɖeko kpɔ
eƒe agbe ta!
7 Tete Satana dzo le Yehowa
ŋku me hekplɔ ƒoƒoe vɔ̃ɖi ƒu Hiob
tso eƒe afɔƒome vaseɖe eƒe dzo-
dome. 8 Eye wòbɔbɔ nɔ dzowo
me hetsɔ sonu gaglɛ le ŋuti kumi.
9 Tete [c]srɔ̃a gblɔ nɛ bena: Egalé
wò blibonyenye me ɖe asi koa?
Gbe Mawu, ne naku! 10 Ke eya
ɖo ŋu nɛ bena: Eƒo nu, abe alesi
nyɔnu abunetɔwo ƒoa nui ene.
Míexɔ nu nyuiwo tso Mawu si,
ɖe míaxɔ vɔ̃ hã oa?[f] Le nusiawo
katã me la Hiob mewɔ nuvɔ̃ kple
eƒe nuyiwo o.
11 Esi Hiob ƒe xɔlɔ̃ etɔ̃awo se
dzɔgbevɔ̃e, siwo katã dzɔ ɖe edzi
la, wo dome amesiame tso wo de:
Elifaz tso [g]Teman, Bildad tso [h]Suax,
eye Zofar tso [i]Naama; woɖo gbe
ɖi kple wo nɔewo be, yewoayi
aɖafa nɛ, eye yewoafa akɔ nɛ.
12 Ke esi wofɔ mo te le adzɔge
la, womedze sii o; tete wofa avi
kple ɣli, wo dome amesiame dze
eƒe awu, eye wohlẽ ke ɖe ya me
wòʋuʋu ɖe woƒe ta me. 13 Eye
wobɔbɔ nɔ anyi ɖe anyigba ɖe
egbɔ ŋkeke adre kple zã adre;
ke wo dometɔa ɖeke meƒo nu
kplii o, elabena wokpɔ be, veve
la nu sẽ ŋutɔ.

Hiob ƒe konyifafa.

3. Emegbe Hiob ke nu heƒo fi
ɖe eƒe dzigbe. 2 Eye Hiob
xɔ edzi gblɔ bena: 3 [o]Gbesigbe
wodzim kple zã, si gblɔ be, wodzi
ŋutsuvi la, nebu! 4 Ŋkeke ma ne-
do viviti, Mawu megabia eta tso

dzifo o, eye keklẽ megaklẽ ɖe
edzi o! 5 Viviti kple blukɔ ne-
gbugbɔe yii, alilikpo dodo netsyɔe
edzi, eye zãdokeli nedo dzikatso-
foe nɛ! 6 Viviti nekplɔ zã ma yii,
dzi megadzɔe le ƒe me ŋkekewo
dome o, eye meganɔ dzinuwo ƒe
xexlẽ me o! 7 Kpɔ ɖa, zã ma
neɖi ƒuƒlu, eye aseye megaɖi le
eme o! 8 Amesiwo ɖoa golo ŋke-
ke, eye wotea ŋu dee adã ta me
na ʋɔ driba la, nedo diŋu nɛ!
9 Eƒe ŋukeɣleti nedo viviti; ne-
lala keklẽ, ke ɖeke megado o, eye
megakpɔ agudzedze ƒe aɖaba o!
10 Elabena mexe danye ƒe vidzi-
dɔ nu o, eye meɣla fuwɔame ɖe
nye ŋkuwo o.
11 Nukaŋuti nyemeku ɖe danye
ƒe dɔ me oa? Eye esi medo tso
dɔ me la, nukaŋuti nyemetso me
o? 12 Nukata wotsɔm ɖo akɔ?
eye nukata meno no ɖo? 13 Anye
ne memlɔ anyi, eye megbɔ ɖe
eme; anye ne medɔ alɔ̃, eye me-
dzudzɔ 14 kple anyigba dzi fiawo
kple adaŋumegãwo, amesiwo tu
ameɖiƒewo na wo ɖokui; 15 alo
kple amegã, siwo si sika bɔ ɖo,
amesiwo ƒe yɔdo yɔ kple klosalo.
16 Ðe mele abe fu gege, si wode
do ene la, anye ne nyemegali o;
eye anye, ne mele abe vidzĩe, siwo
mekpɔ kekeli kpɔ o la ene. 17 Afi-
ma ame nyanyrãwo dzudzɔ agbo-
dzedze le, afima ame gbɔdzɔgbɔ-
dzɔwo gbɔ ɖe eme le. 18 Gatɔwo
hã gbɔ ɖe eme, eye womegale
kplɔlawo ƒe gbe sem o. 19 Ðevi-
wo kple tsitsiawo siaa sɔ le afima,
eye kluvi vo tso eƒe aƒetɔ si me.
20 Nukaŋuti wòna kekeli aya-
ɖulawo? Eye wòtsɔ agbe na nu-
xalawo? 21 Amesiwo le ku dzɔm,
ke meva o, eye wole ŋu tsom nɛ
wu kesinɔnuwo;[e] 22 amesiwo
akpɔ dzidzɔ atso aseye, ati kpo,
nenye be, woakpɔ yɔdo: 23 ŋutsu,
si ƒe mɔ bu ɖee, amesi ŋgɔ Ma-
wu[f] tɔ kpɔ ɖo. 24 Elabena nye
tseɖuɖu xɔ ɖe nuɖuɖu teƒe nam,
eye nye hũɖeɖe le dodom abe
tsi ene. 25 Elabena nusi vɔ̃m
mele la, va dzinye. eye nusi ŋu
mele dzodzom nyanyanya ɖo la,
dzɔ ɖe dzinye. 26 Nyemekpɔ
ŋutifafa, dzudzɔ kple gbɔɖemea
ɖeke o tso, hafi veveawo le gã
dom ɖe dzi.

a Mo. I. 15 12.
b 15, 15.
d Kor. II. 5, 1.
e Nyaɖ. 9, 6.
f 19, 8.

**Elifa ƒe nuƒoƒo gbãtɔ: Mawu mehea to na ſɔmaditɔa ɖeke o.**

4. Tete Temanitɔ Elifaz xɔ edzi
gblɔ bena: 2 Ne wodo nya
ɖe gbɔwò la, ɖe wòaɖu dzi na
wòa? Ke ameka ate ŋu ami nya
ɖe dɔ me? 3 Exlɔ̃ nu ame ge-
ɖewo, eye nèdo ŋusẽ alɔ gblɔdɔ-
wo. 4 Wò nya fɔ ame kudɔewo
ɖe te, eye nèdo ŋusẽ klo benɔ-
wo. 5 Azɔ, esi wòɖo dziwò la,
wɔna vɔ le ŋuwòa? Azɔ, esi wò-
dzɔ ɖe dziwò la, dzi ɖe le ƒowòa?
6 Ðe menye wò mawuvɔvɔ̃ enye
wò dzideƒo oa? Eye wò zɔzɔ
maɖifɔ la enye wò mɔkpɔkpɔ oa?
7 Bu eme kpɔ! Ameka dome
gblẽ fɔmaɖimaɖii kpɔa? Eye afika
wotsrɔ̃ ame dzɔdzɔewo le kpɔa?
8 Le nye nukpɔkpɔ nu la ame-
siwo ŋlɔa dzɔgbevɔ̃e hetsɔa agba-
gbadzedze ƒãna la, woawoe xaŋɛ
hã. 9 Mawu ƒe ƒuƒu gblẽ wo dome,
eye eƒe dɔmedzoe gbɔgbɔ na wo
nu yi. 10 Dzata le xɔxlɔ̃m, dzata
le gbe ɖem, ke woŋe aɖu na dza-
taviwo. 11 Dzata tsrɔ̃, le esi nu-
lóle meli o ta, eye dzatanɔ ƒe vi-
wo ka hlẽ.
12 Gbea ɖe ɖi va gbɔnye dzaa,
eye nye to se dalĩdodo 13 le zã
me ŋutegɔ ƒe tameyiyi me, esime
amewo yi alɔ̃ me ɖi. 14 Nye lãme
ble fu, dzidzi ƒom, eye nye ƒuwo
katã dzo kpekpekpe.[a] 15 Yaa ɖe
ƒo va to ŋunye, ɖadoe ɖo to ɖe
ŋunye. 16 Nɔnɔmea ɖe tsi tre
ɖe ŋkunye me, ke nyemedze sii
o, eye mese gbe bɔlɔea ɖe be:
17 Ðe ame kodzogbea nye dzɔ-
dzɔetɔ le Mawu ŋku mea? Alo
ɖe ŋutsua ɖe dza le ewɔla ŋku
mea? 18 Kpɔ ɖa, meɖoa dzi ɖe
eƒe subɔlawo ŋu o, eye wòbua
tatra ɖe eƒe dɔlawo ke hã ŋu:[b]
19 ʋuu kekeke wòahayi[d] anyixɔ
me nɔlawo nye ge, amesiwo dzɔ
tso anyi me, eye wolilia afɔ wo
dzi abe agbagblaʋuiwo ene. 20
Woatugu wo tso ŋdi vaseɖe fiẽ,
eye woabu nigbi, amea ɖeke
madze sii o. 21 Ðe mele eme oa?
Ne wotso woƒe agbadɔka le wo
ŋu la, ekema wokuna le numa-
nyamanya me.

**Elifa ƒe nuƒoƒo dziyiyi: Mawu mavɔ̃la tsrɔ̃na; gake amesi bɔbɔ eɖokui ɖe ete la, kpɔa ɖeɖe.**

5. Yɔ ame kpɔ, ɖe amea ɖe atɔ
na wò hã? Eye kɔkɔetɔawo

dometɔ ka ŋu nèbe, yeatrɔ ɖo?
2 Ke boŋ dziku wua bometsila,
eye abunetɔ kuna ɖe ŋuʋaʋã
me. 3 Mekpɔ bometsilaa ɖe do
ke; tete wònyunyɔ ɖe enɔfe enu-
make.[a] 4 Ɖeɖe metsɔ ɖe viawo — a Ps. 37, 35. 36.
gbɔ o, wofanya wo le agbo la me,
eye xɔnametɔa ɖeke meli o. 5 Dɔ-
wuitɔwo mi efe agblemenuwo, eye
woɖahe wo tso keke ŋuvegoewo
me ke, eye tsikɔwuitɔwo da tsyo
ɖe efe kesinɔnuwo ŋu. 6 Elabe-
na dzɔgbevɔ̃e medona tsoa ke
me o, eye hiãtuame metsoa anyi-
gbatu me o, 7 ke boŋ wodzi ame-
gbetɔ ɖe hiãtuame ŋu, abe alesi
dzoxi dzona yia dzii ene.
8 Nyee wònyea, anye ne matrɔ
ɖe Mawu ŋu, eye matsɔ nye nya
ade asi na Mawu, 9 amesi wɔa
nu[b] gã, siwo me dzodzro meli o, — b 9, 10.
kple nukunu, siwo mele xexlẽ me — d Ps. 38, 3.
o; 10 amesi naa tsidzadza anyi-
gba, eye wòɖoa tsi ɖe lãnyifewo.
11 Edoa ame[e] bɔbɔɖokuiwo ɖe — e Ps. 75, 8; Lu. 1, 52.
dzi, eye wòkplɔa dzɔgbenyuie fua
nuxalawo. 12 Egblẽ ayetɔwo fe
tameɖoɖo me, be wofe asiwo
magawɔ naneke wòaɖɔ aʋu o.
13 Eléa nunyalawo le wofe aye-
nuwɔwɔ me, eye wònana ayedze-
lawo tsi klokloklo le wofe ada-
ŋudede me.[f] 14 Viviti kpea wo — f Kor. 1. 3, 19.
le ŋkeke me, eye wonɔa asi tsam
le ŋdɔkutsu abe zã me ene.[g] 15 Ke — g Yes. 59, 9. 10.
eɖea ame dahe tsoa yi nu, tsoa
wofe nu me, eye tsoa ŋusẽtɔ si
me. 16 Mɔkpɔkpɔ li na hiãtɔ,
eye nu vlo wɔwɔ amia nu.
17 Kpɔ ɖa, woayra amegbetɔ,
si Mawu hea to na, eyata megado
vlo ŋusẽkatãtɔ fe tohename o.[h] — h Lod. 3, 11; Ps. 94, 12.
18 Elabena edea abi ame ŋu, eye
wògablanɛ, efoa ame, eye efe asi
daa gbe le eŋu.[i] 19 Aɖe wò le — i Mo. V. 32, 39; Hos. 6, 1.
fukpekpe ade me, eye le adadre-
lia me la vɔ̃a ɖeke maka asi ŋuwò — k Ps. 38, 12.
o.[l] 20 Le dɔŋɔli la aɖe wò tso — l Lod. 24, 16.
ku me, eye le aʋa me la aɖe wò
tso yi nu. 21 Aɣla ɖe adeɖifoa-
me, eye ne gbegblẽ va la, màvɔ̃
o. 22 Ako gbegblẽ kple dɔwua-
me, eye màvɔ̃ anyigba dzi gbeme- — n Mo. 1. 26, 15.
lãwo o. 23 Elabena mia kple
agble me kpewo miabla nu, eye — o 1, 15.
gbemelãwo adze xɔlɔ̃ kpli wò.[p] — p Hos. 2, 20; Yes. 11, 6–9.
24 Ekema àdze sii be, wò agba-
dɔ ŋu fa, eye ne èɖe ŋku ɖe
nɔwòfe la, naneke mahiã wò o.

25 Àdze sii be, viwòwo sɔ gbɔ,
eye wò dzidzimeviwo le abe gbe
le anyigba dzi ene. 26 Àtsi afu
ga, hafi ayi yɔ me, abe alesi
wotsɔa lu bablawo va afee le
wofe ɣeyiɣi dzi ene. 27 Kpɔ ɖa,
nusia me míedzro, eye ele eme
alea; see, eye nadzrae ɖo!

Hiob dze si efe hiã, eye wòfa konyi le xɔlɔ̃awo
fe sesẽ ŋuti.

**6.** Tete Hiob ɖo ŋu gblɔ bena:
2 Ne woaxada nye dziku, eye
woatsɔ nye fukpekpe ade nudanu
me kpakplii ɖe! 3 Ke azɔ la ele
kpekpem wu futake, eyata nye
nyawo le mɔ tram ɖo. 4 Elabena
ŋusẽkatãtɔ fe aŋutrɔ le nye lã me,
eye nye gbɔgbɔ no efe aɖi; eye
Mawu fe ŋɔdzidodowo kpe aʋa
kplim.[d] 5 Ɖe gbetedzi xlɔ̃na le
gbe mumu gbɔa? Alo ɖe nyitsu
ɖea gbe le efe nuɖuɖu gbɔa?
6 Ɖe nu vɔvɔ nya ɖuna, ne wome-
kpɔ dze oa? Alo ɖe vivi le azi
fe ɣia mea? 7 Nye luʋɔ gbe
asidede eŋu: nuɖuɖu nyɔŋu wònye
nam. 8 Oo, ɖe nye didi nava me,
eye Mawu nawɔ nye mɔkpɔkpɔ
dzi nam! 9 Ɖe wòadze Mawu ŋu,
be wòagbãm gudugudu, wòaɖe
ka efe asi, eye wòasẽ nye agbe-
ka ɖa la! 10 Anye ne nye akɔ
afa tso, be nyemesẽ nu le kɔkɔetɔ
fe nyawo ŋu o, eye mati kpo le
veve heliheli la me. 11 Nukae
nye nye ŋusẽ, be mado dzi, eye
nukae nye nye nuwuwu, be ma-
gbɔ dzi ɖi? 12 Nye ŋusẽ la, kpe
fe ŋusẽ wònyea? Eye nye ŋutilã
la, akɔbli wònyea? 13 Metsi ya me,
eye woɖe nu ziɔɖeŋua ɖa le ŋunye.
14 Ne dzi ɖe le amea ɖe fo la,
ele be, xɔlɔ̃wo nafa tu nɛ, nenye
be, edzudzɔ ŋusẽkatãtɔ la vɔvɔ̃
hã. 15 [k]Nɔvinyewo wɔ alakpanu
abe tɔsisi ene; woɖi ta, siwo gba-
gba go, 16 siwo tsi babla na wo-
blu, eye sno ɣla ɖe wo me. 17 Xe-
yiɣi, si dzo ɖo wo me la, womie-
na, eye ne ŋdɔkutsu ʋu la, wo-
buna le wo tefe. 18 Asihawo dze
gbe to tagba, eye wotsrɔ̃. 19 [n]Te-
mamɔzɔhawo le afima kpɔm, eye
[o]Saba-sihawo le ŋu dom ɖe wo
ŋu; 20 ke wofe mɔkpɔkpɔ zu
ŋukpe, eye esi wova afima la,
wofe mo tsi dã. 21 Alea miawo
hã miele ɖeke mee o; miekpɔ

ŋɔdzi, eye vɔvɔ̃ do mi. 22 Ɖe
megblɔ be: Mina num, eye mitsɔ
miaƒe kesinɔnuwo wɔ nunanae
nam, 23 miɖem tso ketɔ la si me,
eye mixɔm le ŋlɔmitɔ si me loo?
24 Mifia num, eye mazi kpoo;
eye miɖe nusi me metra le la,
me nam! 25 Aleke gbegbe ŋusẽ
mehele nyateƒe ƒe nyawo mee o!
Ke aleke miaƒe nya hedeameŋua-
wo le? 26 Nya tɔe miebe, ye-
woaɖia? Amesi ɖo ɖikeke me
nyawo la, yae wonye. 27 Nu ko
wònye miele dzidzem ɖe tsyɔ̃e-
viwo dzi, eye mietsɔ mia xɔlɔ̃
le dzadzram. 28 Azɔ, ne mielɔ̃
la, mitrɔ ɖe ŋunye, nyemaka
aʋatso le mia ŋku me akpɔ o.
29 Mitrɔ dzro, alakpa meganɔ me
o, mitrɔ, tɔnyee nye dzɔdzɔea ko-
koko! 30 Ɖe alakpa le nye aɖe
dzia? Eye ɖe nye veme madze
si nu vlo oa?

Dziyiyi: Hiob ɖe kuku na Mawu bena, wòana yeaku loo, alo wòakpɔ ye ta.

7. Ɖe menye aʋa mee amegbetɔ
le le anyigba dzi oa? Eye ɖe
eƒe ŋkekewo mele abe agbatedɔ-
wɔla ƒe ŋkekewo ene oa?[d] 2 Alesi
kluvi ƒe ŋku biãna ɖe vɔvɔli ŋu,
eye alesi agbatedɔwɔla nɔa eƒe
fetu dzɔmee la, 3 nenema nyea
mexɔ hiãɣletiwoe, eye wotsɔ fu-
zãwo nam. 4 Ne memlɔ anyi la,
ekema mebuna be: Xekaɣi mele
fɔfɔ ge? Fiẽ gbɔ hã metsɔ o;
eye meƒoa togogoe wòtiam, va-
seɖe esime ŋu ɖena le eme. 5 Nye
ŋutilã dze nyẽ, eye wòƒo anyi;
nye ŋutigbalẽ lé akpɔ, eye wòga-
gbã tsi. 6 Nye ŋkekewo dia du
wu avɔlɔ̃ʋu, eye wo nu yina mɔ-
kpɔkpɔ manɔmee.[h]
7 Mibu eme kpɔ, fuƒu enye nye
agbe, eye nye ŋku magakpɔ dzɔ-
gbenyuie o. 8 Amesiwo ƒe ŋku
le ŋunye la, womagakpɔm o; eye
ne wò ŋkuwo dim la, nyemaganɔ
anyi o. 9 Alilikpo buna, eye enu
yina; nenema ke, ne amea ɖe yi
tsiẽ la, megagbɔna o, 10 [k]mega-
trɔna va eƒe me o, eye [m]enɔƒe
megadzea si eyama o. 11 Eyata
nye hã nyemaxe mɔ na nye nu
o; maƒo nu, esi nye dzi ɖo ŋɔdzi
me, eye mafa konyi le nye luʋɔ
ƒe vevesese me. 12 Atsiaƒue me-
nyea, alo bosoe menye, be nèɖe

ŋudzɔlawo ɖo ŋunyea? 13 Ne
megblɔ be: Nye aba nefa akɔ nam,
eye nye dɔƒe nexɔ nye hiãwo tsɔ
nam ti la, 14 ekema ètsɔa drɔ̃e
doa vɔvɔ̃ nam, eye nètsɔa ŋutega
doa ŋɔdzi nam, 15 ale be nye
luʋɔ di be, gbɔgbɔtsixe natsi ye
ƒo, eye wòlɔ̃ ku wu ƒuɖiɖi glaŋglaŋ
sia. 16 Etim azɔ, nyemebe, manɔ
agbe tegbee o. Ɖe asi le ŋunye,
elabena fuƒu enye nye ŋkekewo.[a]
17 Nuka nye amegbetɔ be, nèɖo
kɔkɔe, eye be, nètsɔ wò tame ɖo
eŋu?[b] 18 Eɖoa teƒe nɛ ŋdi sia
ŋdi, eye nèdonɛ kpɔna aɖabaƒoƒo
sia aɖabaƒoƒo. 19 Xekaɣi naɖe
kɔ ɖa le ŋunye, eye naɖe asi le
ŋunye, be mami ta tetee? 20 Ne
mewɔ nuvɔ̃ la, nuka wònye mewɔ
wò, wò amegbetɔwo ŋu dzɔla?
Nukaŋuti nètsɔm ɖo nu dzidzea
na ɖokuiwò, be metrɔ zu agba na
ɖokuinye? 21 Nukaŋuti mètsɔ
nye dzidadawo ke o, eye mèna
nye vodadawo nu yi o? Elabena
azɔ mele ke me mlɔ ge, eye ne
èdim la, nyemaganɔ anyi o.

Bildad ƒe nuƒoƒo gbãtɔ. Dzimetɔtrɔ koe le vevie na Hiob; mawumavɔ̃lawo tsrɔ̃na.

8. Tete Suaxtɔ Bildad xɔ edzi
gblɔ bena: 2 Zi nenie nanɔ
nu ƒom alea, eye wò nu me nya
nanye ya ʋuduʋudu? 3 Ɖe Mawu
atrɔ gbo nya dzɔdzɔea? Eye ɖe
ŋusẽkatãtɔ atrɔ gbo dzɔdzɔenye-
nyea?[e] 4 Nenye ɖe viwòwo wɔ
nuvɔ̃ ɖe eŋu la, ekema eyata wò-
tsɔ wo de asi na woƒe dzidada
ɖo.[f] 5 Ke ne èdi Mawu vevie, eye
nèƒo koko na ŋusẽkatãtɔ la, 6 ne
èdza, eye nèwɔ nu dzɔdzɔe la,
ekema[g] adzɔ ŋuwò, eye wòagaɖɔ
wò dzɔdzɔenyenye ƒe nɔƒe la ɖo.
7 Eye ne èle nyaŋui gbã la, eke-
ma àdzi ɖe edzi emegbe.[i]
8 Elabena bia ƒome tsãtɔ se
kpɔ, eye nalé ŋku ɖe nusiwo me
wo fofowo dzro la ŋu! 9 Elabena
míawo la etsɔviwo míenye, eye
ame makpɔnuteƒewo míenye; ela-
bena míaƒe ŋkekewo le abe [l]vɔ-
vɔli ene le anyigba dzi. 10 Woa-
woe afia nu wò, woagblɔe na wò,
eye woahe nyawo aɖo goe tso
woƒe dziwo me be: 11 Ɖe nyɔnu-
fɛgbe miena ɖe afisi sii mele oa?
Eye ɖe afla miena tsi makpɔma-
kpɔea? 12 Egale mumu ko, eye

a Fia. I. 19, 4.
b 14, 1–5; Ps. 8, 5.
d 14, 6.
e 34, 10.
f 1, 18. 19.
g Ps. 35, 23.
h Yes. 38, 12.
i 42, 10.
k 10, 21; 14, 10 v. 12; 16, 22.
l Ps. 102, 12.
m Ps. 103, 16.

meɖo sisi me o, ke etrea ƒuƒu na
gbewo katã. 13 Alea wònɔna na
amesiwo katã ŋlɔ Mawu be la,
eye ame vlowo ƒe mɔkpɔkpɔ ɖoa
agu.[a] 14 Eƒe dziɖoɖo ɖe nu ŋu
mele naneke me o, eye eƒe mɔ-
kpɔkpɔ le abe yiyiɖɔ ene. 15 Eziɔ-
na ɖe eƒe xɔ ŋu, ke menɔa tsi-
trenu o, ekuna ɖe eŋu, ke melina
ɖe te o. 16 Ewɔna mlɔmlɔmlɔ le
ɣetotoe nu, eye wòɖea ka ɖe eƒe
abɔ me. 17 Eɖoa ke ɖe kpewo
dzi, eye wòtoa kpewo me. 18 Ne
eɖee ɖa le eteƒe la, ekema teƒe la
sẽa nu le eŋu be: Nyemekpɔ wò
kpɔ o. 19 Kpɔ ɖa, ale eƒe mɔ ƒe
dzidzɔ le enye si, eye bubu miena
tso ke me.
20 Kpɔ ɖa, Mawu medoa vlo
mawuvɔ̃lawo o, eye meléa nu vɔ̃-
ɖi wɔlawo ƒe asi o. 21 [e]Agana nu
koko nayɔ wò nume, eye aseye-
tsotso nanɔ wò nuyi nu. 22 Dukpe
alé wò ketɔwo, eye nu tovo wɔla-
wo ƒe agbadɔ maganɔ anyi o.

*Hiob ƒe nuƒoƒo evelia: Amea ɖeke mate ŋu adrɔ̃ nya kple Mawu o.*

9. Hiob ɖo ŋu gblɔ bena: 2 Nya-
teƒe, menyae be, ele alea; eye
aleke [f]amegbetɔ ƒe nya adzɔ le
Mawu gbɔa? 3 Ne edze eŋu wòbe,
yeahe nya kplii la, mate ŋu aɖo
akpe ƒe ɖeka ŋu o.[g] 4 Dzi nyanu
le esi, eye eƒe ŋusẽ kako. Ameka
tsi tre ɖe eŋu, eye megbe kpɔ-
ɖodoe o? 5 Emli towo ɖa, ke
womenyae o; etrɔ wo bu anyi le
eƒe dɔmedzoe me. 6 Eʋuʋu anyi-
gba le enɔƒe, ale be eƒe sɔtiwo
ʋã. 7 Eɖe se na ɣe, eye medze
o, eye wòtu nu ɖe ɣletiviwo nu.
8 Eya ɖeka [h]keke dziŋgɔli me,
eye wòzɔ ƒu dzeagbo dzi. 9 Ewɔ
koklovinɔ, [i]avũ kple avũtɔ kple
atiƒieŋu kpakple dzieheɣletiviwo.
10 Ewɔ nu gã, si me dzodzro me-
li o, kple nukunu, siwo mele xexlẽ
me o.[k] 11 Kpɔ ɖa, eto ŋunye yi,
eye nyemekpɔe o; esa agba va
yi, eye nyemedze sii o. 12 Kpɔ
ɖa, ehoa nu kple ke, ameka axe
mɔ nɛ? Ameka agblɔ nɛ be:
Nuka wɔm nèle? 13 Mawu mefaa
eƒe dziku nu o, eye [l]Raxab ƒe
xɔnametɔwo abɔbɔ ɖe ete. 14 Aleke
nyea mahe nya kplii, eye afika ma-
kpɔ nya dzɔdzɔe le le eƒe ŋku me?
15 Ne tɔnye dzɔ ʋuu keke hã

a 11, 20; 18, 14; Lod. 10, 28.
b kp. 29.
d 8, 20; Nyagb. 9, 2. 3.
e Ps. 126, 2.
f 25, 4.
g Ps. 19, 13.
h Yes. 40, 22.
i 38, 31; Am. 5, 8; Yes. 13, 10.
k 5, 9.
l 26, 12.

la, nyemate ŋu aɖo ŋu nɛ o, koko
boŋ maƒo na nye ʋɔnudrɔ̃la la.
16 Ne meyɔe, eye wòtɔ nam hã,
nyemaxɔe ase be, elé to ɖe nye
gbe ŋu o. 17 Edze dzinye le
ahom me, eye wòɖzi nye abiwo ɖe
dzi naneke mawɔmawɔe. 18 Meɖe
mɔ nam be, magbɔ o, ke boŋ ena
vevesesewo ɖi ƒo nam. 19 Ne edi
ŋusẽ nu la, kpɔ ɖa, ŋusẽtɔ enye
si; eye nenye ʋɔnudɔdrɔ̃ la, ame-
ka akplɔm ayii?[b] 20 Ne tɔnye
dzɔ la, nye nu abu fɔm, eye ne
nyemeɖi fɔ o hã la, abum bubui.
21 Nyemeɖi fɔ o! Nyemedze si
ɖokuinye o, eye megbe nye agbe!
22 Wo katã le ɖeka! Eyata mebe:
Ame maɖifɔ kple fɔɖila siaa wo-
tsrɔ̃na.[d] 23 Ne atam ɖe asi ame-
wuwu me ɖe vo me la, ekema
eɖea alɔme le ame maɖifɔwo ƒe
vevesese ŋu. 24 Wotsɔ anyigba
ɖe asi na nu vlo wɔlawo, eye wò-
tsyɔ nu mo na woƒe ʋɔnudrɔ̃-
lawo. Ne menye eyae o la, eke-
ma amekae wɔe?
25 Nye ŋkekewo le abla ɖem
wu duƒula; wosi, eye womekpɔ
dzɔgbenyuiea ɖeke o. 26 Woyi
mii abe aƒlaʋu ene, eye abe alesi
hɔ̃ dea agba anyi ɖe nuɖuɖu dzi
ene. 27 Ne mebu be: maŋlɔ nye
konyifafa be, madzudzɔ aɖãɖoɖo,
eye makɔ mo la, 28 ekema nye
veveseseawo katã doa vɔvɔ̃ nam,
elabena menyae be, mèle tsotso
ge nam o. 29 Fɔɖila menye tso,
nukata manɔ agbagba dzem dzo-
dzro ɖo? 30 Ne mele snotsi, eye
meklɔ nye asi ɖe adzalẽtsi me
la, 31 ekema anyrɔm ɖe ba me,
eye manyɔ ŋu na nye awuwo.
32 Elabena menye ame wònye
abe nye ene, ne maɖo ŋu nɛ be:
na míayi ʋɔnu o. 33 Nyametso-
laa ɖeke mele mía dome, ne wòa-
ɖo asi mí ame eve la dzi o. 34 Ne
eɖe eƒe amefoti la ɖa le ŋunye,
eye eƒe ŋɔdzi megado vɔvɔ̃ nam o
la, 35 ekema maƒo nu, eye nye-
mavɔ̃e o; elabena menye alea
mele o.

*Dziyiyi: Hiob fa konyi bena, Mawu na ƒukpekpe va eya ŋutɔ ƒe nuwɔwɔ dzi alea.*

10. Nye agbe le ŋu nyɔm na
nye luʋɔ, eyata mana konyi-
fafa nado bababa, eye maƒo nu
le nye luʋɔ ƒe vevesesewo me.
2 Megblɔ na Mawu be: Megabu

fɔm o; na manya nusi ta nèle avu
wɔm kplim ɖo! 3 Ðe wòle nuwò
vivim be, nète ame ɖe anyi, eye
nètsɔ nye, wò asinudɔwɔwɔ la,
ʃu gbe, eye nèklẽ ɖe ame vlo ʃe
adaŋuɖeɖe dzia? 4 Ŋutilãŋkue le
tawòa? [a]alo ɖe nèkpɔa nu, abe
alesi amegbetɔ kpɔa nui enea?
5 Ðe wò ŋkekewo le abe ame-
gbetɔ ʃe ŋkekewo enea? Eye wò
ʃewo le abe ŋutsu ʃe ʃewo enea?
6 Hafi nèle nye vodadawo gɔme
dim, eye nèle nye nuvɔ̃wo ta
biam le sesem, 7 evɔ wònye
ènyae be, nyemeɖi fɔ o hafi, eye
amea ɖeke mate ŋu axɔ ame le
asiwò me o.
8 [f]Wò asie mem, eye nèwɔ nye
afisiafi pɛpɛpɛ tso, hafi natsrɔ̃m
mahã? 9 Ðo ŋui be, [g]tsue nètsɔ
wɔm, eye ɖe nèbe, magatrɔ zu
anyia? 10 Ðe mèkɔm ɖe anyi
abe notsi ene, eye nèna mebla
abe notsi kpekẽ ene oa? 11 Efa
ŋutigbalẽ kple lã ɖe ŋunye, eye
nèɖe ʃu kple lãmeka menye. 12
Ena agbe kple amenuvevem, eye
wò ametakpɔkpɔ dzra nye gbɔ-
gbɔ ɖo. 13 Nusia nèɣla ɖe wò
dzi me, menyae be, èɖo esia ɖe
tame. 14 Ne mewɔ nuvɔ̃ la, èle
ŋudzɔ nam hã, eye mètso nam
le vodada me o. 15 Ne meɖi fɔ
la, baba nam! Eye ne tɔnye dzɔ
la, nyemafɔ ta dzi o, nye amesi
nye ŋukpego, eye mele nye hiã
teʃe kpɔm. 16 Eye ne meʃɔe ɖe
dzi la, ekema àyɔm ɖe nu [h]abe
dzata ene, eye àgawɔ nukunuwo
ɖe ŋunye atraɖii. 17 Aɖo ɖasefo
bubuwo ɖe ŋunye ɖaa, àdzi wò
dziku ɖe dzi ɖe ŋunye, eye aʋa-
kɔwo anɔ li ɖɔm wo nɔewo atra-
ɖii ɖe ŋunye.
18 Nukaŋuti nèna medo tso
danye ʃe dɔ me ɖo? Ðe wònye
ɖe metso me la, anye ne ŋkua
ɖeke mekpɔm o;[k] 19 anye ne
nyemeli o, eye anye ne wotsɔm
tso danye ʃe dɔme heɖe yɔ me.
20 Ðe nye ŋkekewo mele ʋee ko
oa? Nedzudzɔ, eye wòate ɖa le
ŋunye, ne magbɔ ɖe eme vie,
21 hafi mayi, eye [n]nyemagatrɔ
agbɔ o, mayi viviti kple blukɔ ʃe
anyigba dzi, 22 anyigba, si dzi
viviti do ɖo kpekpekpe, eye wò-
tɔtɔ hɔlɔhɔlɔ, eye ne ŋu ke la,
ele abe blukɔ ene.

a Sam. I. 16, 7.
b 9, 21; 10, 7.
d 38, 1.
e Ps. 51, 8.
f Ps. 139, 14.
g 33, 6; Mo. I. 2, 7; 3, 19.
h Yes. 38, 13.
i Ps. 3, 6; 4, 9.
k 3, 3. 11; Yer. 20, 14.
l 8, 13.
n 7, 10.

**Zofar ʃe nuʃoʃo gbãtɔ: Hiob nabɔbɔ eɖokui ɖe Mawu nusianu nyala te.**

11 Tete Naamatɔ Zofar xɔ dzi
gblɔ bena: 2 Ðe woagbe eŋu-
ɖoɖo na nyawɔlaa? Eye ɖe aɖe
gãtɔ tɔ anye dzɔdzɔea? 3 Wò
nyawɔwɔ ɖe ga nu na amewo,
ale be nèle fewu ɖum, eye amea
ɖeke meɖe ŋukpe mo na wò o;
4 eyata nèle gbɔgblɔm be: Nye
nufiafia me kɔ, eye medza le ŋku-
wò me.[b] 5 Oo, ne Mawu ahaʃo nu,
eye wòake eʃe nuyiwo ɖe ŋuwò,[d]
6 eye wòaɖe eʃe nunya [e]ɣaɣlawo
afia, be wo gɔme goglo nukutɔe
la, ekema àdze sii be, Mawu ʃe
ŋku dzo le wò vodadaa ɖewo dzi.
7 Ðe àte ŋu ake ɖe Mawu ʃe
agunu ŋua? Alo àte ŋu aɖe ŋusẽ-
katãtɔ ʃe mlɔeanu kekeakea? 8
Ekɔ abe dziʃo ene, nuka wòa na-
wɔ? Egoglo wu tsiẽʃe, nuka wòa
nènya? 9 Eʃe dzidzeme didi wu
anyigba, eye wòkeke wu atsiaʃu.
10 Ne eva tso me yi, elé ame,
eye wòɖi ʋɔnu la, ameka axe mɔ
nɛ? 11 Elabena enya alakpatɔ-
wo, eye wòkpɔa nu manyo wɔwɔ,
evɔ menyanɛ ɖi hafi o. 12 Ale
gegeme hã adze nunya, eye woa-
dzi gbetedzivi wòazu ame.
13 Azɔ ne èdzra wò dzi ɖo,
eye nèke wò alɔwo me nɛ, 14 ne
èɖe nu manyomanyo, si le asiwò
me la ɖa, eye nu madzɔmadzɔa
ɖeke mele wò agbadɔ me o la,
15 ekema àwu wò mo dzi mokaka
manɔmee, eye àli ke, eye màvɔ̃
o; 16 ekema àŋlɔ wò hiãkame
be, eye wòanɔ ŋku dzi na wò abe
tsi, si si va yi la ene. 17 Wò
agbenɔnɔ me akɔ wu ŋdɔkutsu
dzatsɛ, eye ne edo viviti hã la,
akɔ abe ŋdi ene. 18 Wò dzi adze
eme, elabena mɔkpɔkpɔ li, àtsa
ŋu afisiafi, eye àmlɔ anyi bɔkɔɔ.
19 [i]Amlɔ anyi, eye amea ɖeke
maɖo vodi na wò o, eye ame geɖe-
wo akɔ mo ɖe ŋuwò. 20 Nu ati
kɔ na ame vlowo ʃe ŋkuwo, si-
tsoʃewo katã abu ɖe wo, eye woʃe
[l]mɔkpɔkpɔ la luʋɔ ʃe ʃuʃue.

**Hiob ʃe nuʃoʃo etɔ̃lia: Hiob ka mo na xɔlɔ̃awo, eye wòxlẽ Mawu ʃe ŋusẽ gã la ŋunya fia wo.**

12 Eye Hiob ɖo ŋu gblɔ bena:
2 Nyatefee! Miawo koe nye
amewo, eye ne mieku la, ekema
nunya ku. 3 Nye hã nunya le

asinye abe miawo ke ene, eye
mía kpli miawo míele kpo ɖeka
dzi. Amekae menya nusiawo tɔ-
gbe oa? 4 Ame ŋutɔ xɔlɔ̃wo ƒe
alɔmeɖenu manye tsã, nye amesi
yɔa Mawu, eye wòɖoa toe, nye a 5, 14.
ame dzɔdzɔe kple mawuvɔ̃la anye
alɔmeɖenu! 5 Amesi le ɖeɖie
buna be, yeaɖo vlo dzɔgbevɔ̃e,
eye yeatu nu amesi ƒe afɔ mele
te dzi o la. 6 Adzoblasuwo ƒe
agbadɔwo le ŋutifafa me, eye
amesiwo le ɖeɖie do dziku na
Mawu, eye woƒe kɔŋɔŋlɔ nye
mawu na wo. b 12, 3.
7 Ke bia lãwo se, eye woafia
nu wò, kple dziƒoxewo, eye woa-
gblɔe na wò, 8 kpakple anyigba
dzi nutatawo, eye woafia nu wò,
eye ƒumelãwo atoe na wò. 9 Ame-
kae medze sii le nusiawo katã
ŋu be, Yehowa ƒe asie wɔ nusia- d Lod. 17, 28.
wo oa? 10 Eya, amesi si me nu
gbagbewo katã ƒe luʋɔ kple ame-
gbetɔwo katã ƒe ŋutilã ƒe gbɔgbɔ
le![e] 11 Ðe to medoa nya kpɔna, e Mo.IV.16, 22.
abe alesi veme ɖoa nuɖuɖu kpɔna
ene oa? 12 Ðe nunya le amegã
ɖediwo si, eye tagbɔ kɔkɔ li na
ame tsitsiwoa?[f] f 8, 8.
13 Eya si ko nunya kple ŋusẽ,
aɖaŋuɖoɖo kple tagbɔ kɔkɔ le.
14 Kpɔ ɖa, ne egbã nane la, amea
ɖeke megatunɛ o, eye ne eɖe ame
xɔ la, amea ɖeke meʋunɛ o. 15
Kpɔ ɖa, [g]ne exe mɔ na tɔwo la, g Fia.I.17, 1.7.
womiena; ne eɖe asi le wo ŋu la,
[h]wowuwlua anyigba. 16 Eya si h Mo.I.7,19-22.
me ŋusẽ kple nunya vavãtɔ le,
eye etɔ enye mɔtrelawo kple ame-
siwo klpɔa amewo tra mɔe. 17
Eɖea aboyo adaŋumegãwo ama-
mae, eye wòɖoa tsu ʋɔnudrɔ̃lawo.
18 Eɖea fiawo ƒe dzizizi ɖa, eye
wòɖoa ka ali na wo. 19 Eɖea
aboyo nunɔlawo amamae, eye wò-
lãa amesiwo ƒo kè ɖe to la, ƒu
anyi. 20 Exɔa nuƒoƒo nyui le
nuƒolawo si, eye wòɖea nunya le
tagbɔ na amegã ɖediwo. 21 Etrɔa
vlodoɖo kɔna ɖe amegãwo dzi,
eye wòɖoa agblɔ ŋusẽtɔwo ƒe
alidziblanu me. 22 Ekloa nu le
nusi ɣla nigbinigbi la dzi tso vi-
viti me, eye wòhea bluko vaa ke-
keli nui. 23 Enana duwo dzina
ɖe dzi, eye wòtsrɔ̃a wo; enana du-
kɔwo kekea ta, eye wògakplɔa
wo dzonɛ. 24 Egblẽa tagbɔ na
anyigba dzi dukɔwo ƒe tatɔwo, eye
wònana wotsaa tsa glãla le gbe-
gbe, si mɔa ɖeke mele o. 25 Wo-
tsaa asi le viviti me akaɖia ɖeke
menɔa wo si o, eye wònana wo-
tsaa tsa glãla abe ahamulawo ene.[a]

Dzlyiyi: Hiob xlɔ̃ nu xɔlɔ̃awo le Mawu ƒe dzɔ-
dzɔenyenye ŋuti. Hiob de asi nuƒoƒo me ɖo ɖe
Mawu, eye mevɔ̃ eƒe gãnyenye o.

13. Míkpɔ ɖa, nusiawo katã me-
kpɔ kple nye ŋkuwo, nye to
see, eye wòdzrae ɖo. 2 Nu alesi
nu mienya la, nye hã menyae;
mía kple miawo la kpo ɖeka dzi
míele.[b] 3 Ke medi be, maƒo nu
kple ŋusẽkatãtɔ, eye wòle dzro-
yem be, mía kple Mawu míahe
nya akpɔ. 4 Ke miawo la, ami
ɖem miele ɖe aʋatso, eye gbe-
ɖala dzodzrowo mienye. 5 Oo, ne
miazi ɖoɖoe dzro ɖe; ekema woa-
bu esia nunyae na mi.[d] 6 Mise
ɖokuinye nuɖeɖe dzro, eye milé
to ɖe nye nuyiwo ƒe nyaʋiʋli
ŋu! 7 Ðe miebe, yewoagblɔ nu
madzɔmadzɔ ahatsɔ di Mawu ƒe
nyonyo, eye miaka aʋatso aha-
tsɔ di eƒe nyonyoa? 8 Ðe miebe,
yewoaɖe edzia? Alo ɖe miebe,
yewoawɔ dzre ɖe Mawu nua? 9
Ne edzro mia me kpɔ la, ɖe eteƒe
akɔa? Alo ɖe miebe, yewoafluì,
abe alesi woflua amegbetɔ enea?
10 Ahe to na mi kokoko, ne miele
ame dzi dem le adza me. 11 Ðe
eƒe gãnyenye maɖo ŋɔdzi na mi,
eye eƒe vɔvɔ̃ malé mi oa? 12 Mia-
ƒe nya tsitsiwo nye tofloko, eye
miaƒe aʋakpoƒuƒuwo nye anyi
ɖeɖe.
13 Miɖe nu ɖa le ŋunye, ne
maƒo nu, eye nusi be, yeava dzi-
nye la, neva! 14 Malé nye ŋutilã
ɖe aɖu nu, eye matsɔ nye luʋɔ
aɖo nye asi me. 15 Kpɔ ɖa, ele
wu ye ge tsã, eya ko sinu kpɔm
mele; ke ɖeko mebe, maʋu go
nye zɔzome ɖe ŋku me nɛ, 16 eye
esia nye nye dziɖuɖu xoxo, ela-
bena ame vloa ɖeke medona ɖe
eŋku me o. 17 Mise nye nyawo
dzro, eye nye nyameɖeɖe neɖe
to me na mi! 18 Kpɔ ɖa, medzra
ɖo ɖe dzrenya la ŋu, eye menyae
be, tɔnyee le dzɔdzɔ ge. 19 Ameka
ate ŋu akpe kplim? Eya ko hafi
mazi ɖoɖoe, eye maku. 20 Negbe
nu eve ko megawɔm o, ekema
nyemaɣla ɖokuinye ɖe ŋkuwò me

o: 21 Te wò asi ɖa le ŋunye, eye
wò ŋɔdzi megado dzikatsoƒoe
nam o![a] 22 Ekema yɔm, eye ma-
tɔ, alo nyea maƒo nu, eye naɖo
eŋu nam!
23 Vodada kple nuvɔ̃ nenie le
ŋunye? Na manya nye dzidada-
wo kple nye nuvɔ̃wo! 24 [d]Nuka-
ŋuti nèɣla wò ŋku me ɖem, eye
nèle buyem wò futɔe? 25 Ðe
nèbe, yeado vodi na aŋgba, si ʋu
ya, alo nayɔ ahɔ̃liti ƒuƒu ɖe nua?
26 Hafi nètsɔ vevesesewo ɖo dzi-
nye, eye nèna mele nye [f]ɖevi-
me vodadawo ƒe dome nyim; 27
èɖe ga nye afɔwo ɖe atiboli ŋu,
èle ŋudzɔ hã na nye mɔwo katã,
eye nèɖo liƒo na nye afɔƒome; 28
evɔ wònye menyunyɔ abe nu ŋɔ-
ɖua kple avɔ, si agbagblaʋui ɖu
la, ene hafi.

**Nuwuwu: Hiob fa konyi le amegbetɔ ƒe naneke manyemanye ŋuti, eye wòɖi akɔfafa ɖo kpui.**

**14.** Amegbetɔ nyɔnu tɔ dzidzia,
eƒe agbe le kpuie, eye fuɖeɖe
ti kɔ nɛ. 2 [h]Edona abe seƒoƒo ene,
eye wòɣrɔna; esina abe vɔvɔli
ene, eye metɔna ɖi o. 3 Esia tɔ-
gbe ŋu nèke ŋku ɖo, eye nèkplɔm
va wò ʋɔnuia? 4 [i]Ðe ame dza-
dzɛ ate ŋu atso ame madzamadza
mea? Ðeka pɛ hã o! 5 [k]Ne woɖo
eƒe ŋkekewo, eƒe dzinuwo ƒe xe-
xlẽme le gbɔwò, eye nèɖo [l]liƒo
nɛ, si dzi magbɔ o la, 6 ekema
ɖe kɔ ɖa le eŋu, ne wòagbɔ ɖe
eme, eye wòakpɔ dzidzɔ, abe alesi
[n]agbatedɔ̃wɔla kpɔa dzidzɔ le eƒe
ŋkeke ŋu ene!
7 Elabena mɔkpɔkpɔ li na ati;
ne wolãe la, ekema egadzena
yeye, eye eƒe alɔwo nu metsina o.
8 Ne eƒe kewo do xoxo le anyi-
gba me, eye eƒe takpo ku le to
me la, 9 tsi ƒe ʋeʋẽ nana be,
wògadzena, eye wòtoa alɔ abe
atilɔ mumu, si wodo ene. 10 Ke
ne ŋutsu ku la, emlɔa anyi dra-
na ɖi, eye ne amegbetɔ mia nu
la, afika wògale? 11 Tsi nona le
ta me, tɔsisi miena, eye eme ƒu-
na; 12 ke ne amegbetɔ mlɔ anyi
la, megafɔna o, ŋkeke alesi dzi-
ƒowo li la, menyɔna o, eye wo-
menyɔnɛ tsoa eƒe alɔ̃dɔdɔa me o.[r]
13 Oo, ne naxaɣlam ɖe tsiẽƒe,
eye [s]nadzram ɖo, vaseɖe esime
wò dɔmedzoe nu nafa; naɖo ɣe-
yiɣi nam, eye naɖo ŋku dzinye

a 8, 34.
b 7, 1.
d 19, 11.
e Hos. 13, 12.
f Ps. 25, 7.
g Rom. 5, 5.
h Ps. 90, 5.
i Ps. 14, 3.
k Ps. 31, 16.
l Ps. 39, 5.
n 7, 1. 2.
o 11, 7; Ro. 11, 34.
p 13, 2.
r 7, 10; 19, 25.
s Yes. 26, 20; Ps. 27, 5; 31, 21.

emegbe ɖe! 14 Ne ŋutsu ku la,
ɖe wògagbɔa agbea? Le nye
[b]aʋamenɔɣiwo katã la manɔ asi-
ɖeɖe le ŋunye lalam. 15 Àyɔm,
eye matɔ na wò, ne wò asinuɖɔ-
wɔwɔ ƒe nu le dzrowòm. 16 Ke
azɔ la èle nye afɔɖeɖewo xlẽm,
eye mèto nye nuvɔ̃ ŋu yi o. 17
Wodzi nye dzidada ɖe nu me
goŋgoŋ hetre enu, eye nègale nye
vodadawo ɖitsim.[e]
18 Ke ne to ŋe dze eme la,
etua wɔ, eye agakpe tena ɖa le
eteƒe. 19 Tsi nyia kpewo, eye
tsidzadza kplɔa anyigbakewo dzo-
nae, ale nègblẽa amegbetɔ ƒe
[g]mɔkpɔkpɔ mee. 20 Edzea edzi
kple ŋusẽ ɖaa, eye enu va yina;
ètrɔa eƒe mo bubui henyãnɛ ɖo-
na ɖa. 21 Ne bubu le viawo ŋu
la, menyanɛ o, eye ne woɖi gbɔ
la, medzea sii o. 22 Negbe eya
ŋutɔ ƒe ŋutilã ƒe veve ko wòsena,
eye eya ŋutɔ ƒe luʋɔ koe xaa nu.

**Elifa ƒe nuƒoƒo evelia: Eka ŋku me na Hiob le eƒe nuƒoƒo ta, eye wòxlẽ mawumavɔ̃lawo ƒe dzɔgbevɔ̃e ɖae.**

**15.** Tete Elifaz, Temanitɔ la, ɖo
eŋu gblɔ bena: 2 Ðe nu-
nyala atsɔ nya tofloko aɖo eŋu,
eye ɣedzeƒeya ayɔ eƒe ɖomea?
3 Atsɔ nuƒoƒo, si mele ɖeke me
o, kple nya, siwo maɖe ame o la,
anɔ eɖokui ta ʋlimia? 4 Edzu-
dzɔ mawuvɔvɔ̃, eye nèɖi gbɔ ta-
mesusuwo le Mawu ŋku me. 5
Elabena wò vodada le nu fiam
wò nu, eye nètia ayetɔwo ƒe aɖe.
6 Wò nue le fɔ bum wò, menye
nyee o, eye wò nuyiwoe nye ɖa-
seƒowo ɖe ŋuwò.
7 Wòe nye ame gbãtɔ wodzi
loo? Wòe tre dzɔdzɔ na togbɛwoa?
8 Ðe nèse Mawu ƒe adaŋuɖeɖe
kple to, eye nèfi nunya na ɖokui-
wòa?[o] 9 Nuka nènya, eye míawo
míenyae o? Nuka gɔme nèse, eye
míawo míedze sii o?[p] 10 Ta ɣi tɔ-
wo kple amegã ɖeɖiwo le míawo
hã dome, amesiwo ƒe ŋkeke sɔ
gbɔ wu fofowò tɔ. 11 Ðe Mawu
ƒe akɔfanamewo kple nya bɔbɔe,
si gblɔm wole na wò la, nye nu
tsɛ na wòa? 12 Afika wò dzi le
fiuwòm yinae, eye nukaŋuti wò
ŋku le totrom, 13 be nètrɔ wò
dziku ɖe Mawu ŋu, eye wò nu le
nyawo ɖuɖum le ƒoƒom ɖi? 14
Nuka nye amegbetɔ, be yeadza.

kple nyɔnu tɔ dzidzia, be yeanye
ame dzɔdzɔe?[a] 15 Kpɔ ɖa, meɖoa
dzi ɖe eƒe ame kɔkɔewo ŋu o,
eye dziƒo medza le eŋku me o,[b]
16 ʋuu eke, ne wòahayi ame nyɔŋu,
ame gbegblẽ, amesi noa nu vlo
wɔwɔ abe tsi ene la, nye ge?
17 Mele nya to ge na wò, lė
to ɖe ŋunye! Eye nusi mekpɔ la,
eya gblɔ ge mala: 18 nusi nu-
nyalawo xlẽ fia le wo fofowo ŋu,
eye womeɣlae o; 19 wo, amesiwo
ɖeɖe wotsɔ anyigba la na, eye
amedzroa ɖeke meto wo dome o.
20 Ðɔdzi lėa [e]ame vlo le eƒe
agbe me ŋkekewo katã me, eye ƒe
geɖe siawo wotu ɖo na ŋutasẽla.
21 Ðɔdzigbe ɖi le eƒe to me be:
Adzoblasu le ƒoƒo ge ɖe edzi le
ŋutifafaɣi me. 22 Mele mɔ kpɔm
be, yeasi le viviti nu o, eye ɖe
wotiae da ɖi hena yi. 23 Ele tsa
glãla tsam le abolo ta be, afika
ɖe le? Enyae be, vivitiɖogbe le
klalo ɖe ye xa. 24 Ðɔdzi kple
hiã do dzikatsoƒoe nɛ, wodze edzi
abe fia, si dzra ɖo ɖe taɖeɖe aʋa
me ŋu ene. 25 Elabena edo eƒe
asi ɖe Mawu ŋu, eye wòdze aglã
ɖe ŋusẽkatãtɔ ŋu; 26 eƒu du ɖe
edzi kple kɔ dzeti kpakple akpo-
xɔnu ƒe kpo titri la. 27 Eklã ɖe
mo gbɔ, eye eƒe alime da ami.[i]
28 Enɔ du gbagbãwo kple xɔdo-
wo me, siwo woɖo ɖi ɖe anyi-
glãgozuzu ŋu.[k] 29 Eyata makpɔ
ho o, eƒe kesinɔnu mali ke o, eye
mabi alɔ wòatɔ anyi o. 30 Masi
le viviti nu o, dzoƒaɖe ana eƒe
alɔwo naƒu, eye Mawu ƒe nu me
ƒuƒu aɖee ɖa. 31 Meganɔ ŋu ɖom
ɖe yakanuwɔwɔ ŋu o, eɖokui flum
wòle; elabena axɔ yakanu ɖe ete-
ƒe. 32 Ava me hafi eƒe ɣeyiɣi
naɖo dzi, eye eƒe deʋala maɖe
ama o. 33 Adudu, abe alesi wein-
tsetse gbɔewo luluna le weinka
ŋu ene, eye woadudu abe amiti ƒe
seƒoƒo ene. 34 Elabena ame vlo-
wo ƒe ha medzina ɖe dzi o, eye
dzo afiã zãnuxɔlawo ƒe agbadɔ.
35 Woƒɔ agbagbadzedze ƒe fu he-
tsɔ dzɔgbevɔ̃e dzi, eye alakpa tsi
ɖe dɔ me na wo.[p]

**Hiob ƒe nuƒoƒo enelia: Hiob mese xɔlɔ̃awo ƒe nyawo gɔme o, eye wòfa konyi na Mawu.**

**16.** Tete Hiob ɖo ŋu gblɔ bena:
2 Mese nusiawo tɔgbe wòsɔ
gbɔ azɔ; mi katã la akɔfala ƒuflu-
wo mienye. 3 Nya toflokoawo vɔ
azɔa? Nukae ɖu lãme na wò, be
nèɖo eŋu? 4 Nye hã mate ŋu
aƒo nu abe miawo ene; ɖe wònye
miawoe xɔ ɖe tenyeƒe la, anye
ne matrɔ nyawo aƒo ɖe anyi ɖe
mia ŋu, eye maʋuʋu [d]ta ɖe mia
ŋu; 5 anye ne matsɔ nye nu aɖe
dzi ƒo na mi, eye nyemagbe nye
nuyi tsɔtsɔ aɖo baba na mi o!
6 Ne meƒo nu la, nye veveawo
dzi maka aɖe o, eye ne medzu-
dzɔ hã la, ɖe woavɔ nama?
7 Ke azɔ la egbã lãme nam, eye
nètsrɔ̃ nye aƒemetɔwo. 8 Elėm,
esia nye ɖase; eye nye ƒuɖiɖi tsi
tre ɖe ŋunye hele ɖase ɖim ɖe
mo nam kaŋ. 9 Eƒe dɔmedzoe
vuvum, eye wòwɔ avu kplim;
[f]eɖu aɖukli ɖe ŋunye, eye wòklẽ
ŋku ɖe ŋunye abe nye futɔ ene.
10 Woke woƒe [g]nu ɖe ŋunye baa,
woɖu fewu heƒo tome nam, eye
wotso ha ɖe ŋunye. 11 Mawu
gblẽm ɖe ɖevi vloewo si me, eye
wòtsɔm ɖe asi na ame vlowo.
12 Meli bɔkɔɔ, tete wògbãm nya-
nyanya; elé kɔgbɔ nam, eye wò-
ʋuʋum, eye [h]wòtsɔm ɖo nudzi-
dzea na eɖokui. 13 Eƒe aŋutrɔwo
blam kɔtɔɔ, eƒe nye ayikuwo nu-
blanui makpɔe, eye wòtrɔ nye ve-
vegoe kɔ ɖe anyigba. 14 Eɖe abi
ŋunye gadee ɖe dzi, eye wòlũ ɖe
dzinye abe kalẽtɔ ene. 15 Metɔ
[l]akpanya ɖe nye ŋutigbalẽ ŋu,
eye metsɔ nye dzo ɖe ke me.
16 Mefa avi, nye mo do ʋusrã,
eye ku ƒe vɔvɔli le nye aɖabawo
dzi, 17 evɔ wònye nu madzɔ-
madzɔa ɖeke mele nye asiwo me
o, eye alakpa mele nye gbeɖo-
ɖoɖa me o hafi.
18 Anyigba, megatsyɔ nye ʋu
dzi o, eye nye aʋaɖoɖo megakpɔ
nɔƒea ɖeke o![n] 19 Kpɔ ɖa, nye
ɖaseƒo le dziƒo fifia hã, eye tanye-
ʋlila le dzi! 20 Xɔ̃nyewo le fewu
ɖum le ŋunye, eye nye ŋku le
aɖatsi fam na Mawu,[o] 21 be wòa-
tso na ŋutsu la le eya kple Mawu
dome, kple amegbetɔvi la le eya
kple xɔlɔ̃a dome. 22 Elabena nye
ƒe ʋeeawo le ɖeɖem, [r]eye mayi
ɖemagbɔnugbe.

**Dziɣiɣi: Hiob le konyi kɔ fam hele mɔ kpɔm na yoɖo.**

**17.** Nu ti kɔ na nye gbɔgbɔ, nye
ŋkekewo nu tsi, eye yɔdo

[a] 14, 4.
[b] 4, 18. 19.
[d] Ps. 22, 8.
[e] Mo. I. 4, 14.
[f] Ps. 35, 16; 112, 10.
[g] Ps. 22, 8.
[h] Kony. 3, 12.
[i] Ps. 73, 7. 18-20.
[k] Yes. 6, 26.
[l] Mo. I. 37, 34.
[n] Mo. I. 4, 10.
[o] Kony. 3, 14.
[p] Ps. 7, 15; Yes. 59, 4.
[r] 10, 21.

enye tɔnye. 2 Nyatefe, fewuɖuɖu
ɖe to ɖem, eye nye ŋku le wofe
dzrehehewo tefe kpɔm. 3 [a]Wò  a 16, 19.
ŋutɔ xɔ nya ɖe nunye le gbɔwò!  b Mo.III.26,36.
Ameka gɔ̃e gali ana asim? 4 Ela-
bena èɣla nunya ɖe wofe dzi,
eyata màna wofe alɔ nade dzi o.
5 Amesi tsɔ xɔlɔ̃wo ɖe awɔba me
la, viawo fe ŋkuwo atsi. 6 Etsɔm
wɔ [d]hameloe na dukɔwo, eye ame,  d 30, 9.
ne woaɖe ta ɖe mo na ko manye
tsã. 7 Nye ŋku tsi vĩ le nuxaxa
ta, eye nye ŋutilã ŋu nuwo katã le
abe vɔvɔli ene.[e] 8 Ame dzɔdzɔe  e Ps. 6, 8.
fe nu ku le esia ta, eye dzi ku
ame maɖifɔ ɖe ame vɔ̃ɖi la ŋu.
9 Ke ame dzɔdzɔe alé efe mɔ ɖe  f Lod. 10, 7.
asi sesĩe, eye asi dzadzɛ tɔ akpɔ
ŋusẽ ɖe edzi.

10 Ke mi katã mitrɔ va ko;
nyemele nunyalaa ɖeke kpɔ ge
le mia dome o. 11 Nye ŋkekewo
nu yi; nye tameɖoɖo, siwo xɔ
nye dzi me la, me gblẽ. 12 Wobe,  g Ps. 37, 13.
yewoatsɔ zã awɔ ŋkekee, kekeli
natsɔ ɖe gbɔnye kpuie wu viviti.
13 Ne mele ŋu ɖom de tsiẽfe ŋu
abe nye afe ene, eye meɖo nye
aba ɖe viviti me, 14 ne meyɔ
yɔdo be fofonye, eye [h]nyẽwo be  h 4, 19.
danye kple nɔvinyenyɔnu la, 15
afika gɔ̃e nye mɔkpɔkpɔ la le?
Amekae le nye mɔkpɔkpɔ la kpɔm?
16 Nenye be, mía kplii míegbɔ ɖe
me le ke me la, ekema ayi tsiẽfe
fe gametiwo gbɔ.

**Bildad fe nuƒoƒo evelia: Exlẽ mawumavɔ̃lawo fe gbegblẽ fia Hiob.**

**18.** Tete Suaxtɔ Bildad ɖo ŋu
gblɔ bena: 2 Yekaɣi miawɔ
nyaɖa ase ɖo? Midze nunya gbã,
emegbe hafi miaƒo nu! 3 Nuka-
ŋuti wobu mí lãwoe, eye míenye
bometsilawo le mia ŋku me?[i] 4  i 17, 4. 10.
Tsiã, wò amesi vuvu wò ŋutɔ ɖo-
kuiwò le wò dɔmedzoe me, wò
tae anyigba azu aƒedo, eye woate
agakpe ɖa le eteƒea?

5 Ke ame vɔ̃ɖi fe akaɖi tsina,  k 30, 20.
eye efe dzoƒaɖe meklẽna o.[l] 6 Ke-  l kp. 18; 21, 17; Ps. 73, 18–20;
keli doa viviti le efe agbadɔ me,  Lod. 13, 9; 24,
eye efe akaɖi tsina le eta me.  20.
7 Efe afɔ legbe ɖeɖe tona ɖe eme,  n Kony. 3, 7. 9.
eye eya ŋutɔ fe adaŋuɖeɖe ƒunɛ
anyi. 8 Elabena wonyãnɛ wòtsɔa
efe afɔ dea ɖɔ me, eye wòzɔa
mɔ̃ka dzi. 9 Aɖoboli miãna ɖe  o 18, 24; 33, 10.
afɔkpo dzi nɛ, eye mɔ̃ka ɖenɛ.

10 Wotrea foɖetoe nɛ, eye wolia
efe mɔ̃ ɖe etofe. 11 Ŋɔdzidodowo
doa dzikatsoƒoe nɛ, eye woyɔnɛ
ɖe nu kplikplikpli.[b] 12 Efe dzɔ-
gbevɔ̃e tsia dɔmeɣee ɖe eŋu, eye
gbegblẽ nɔa klalo ɖe exa. 13 Efe
ŋutilã ŋu nuwo duduna, eye ku fe
ŋgɔgbevi dua efe ŋutilã ŋu nuwo.
14 Woaɖee ɖa le efe agbadɔ, si
ŋu wòle ŋu ɖom ɖo la me, eye
nu akplɔe afu fia dziŋɔla. 15 Nusi
menye etɔ o la, nɔa efe agbadɔ
me, eye wokɔa aŋɔ ɖe enɔfe.
16 Efe kewo kuna ɖe to me, eye
efe alɔwo yrɔna ɖe dzi me. 17
Womeɖoa ŋku edzi le anyigba dzi
o, eye efe ŋkɔ buna le ablɔ me.[f]
18 Wotua asii tsoa kekeli me dona
ɖe viviti me, eye wonyãnɛ ɖa le
xexeame. 19 Vi alo tɔgbuiyɔvia
ɖeke manɔ esi le efe dukɔ dome
o, eye amea ɖeke makpɔtɔ ɖe
enɔfe o. 20 Ɣetoɖoƒetɔwo fe nu
aku le [g]efe ŋkeke la ŋu, eye ɣe-
dzeƒetɔwo fe tame able fu. 21
Alea nu madzɔmadzɔ wɔla fe nɔ-
fewo nɔna, eye alea amesi ŋlɔ
Mawu be la, fe tefe nɔna.

**Hiob fe nuƒoƒo atɔ̃lia: Efa konyi le xɔlɔ̃awo fe nya sesẽwo ŋuti, gblɔ efe nublanui-nyawo fia: gake la enyae bena, yefe ɖela le agbe.**

**19.** Eye Hiob ɖo ŋu gblɔ bena:
2 Yekaɣi mianɔ nuxaxa dom
na nye luŋɔ, eye miatsɔ nyawo
agbãm nyanyanya ase ɖo? 3 Zi
ewo sɔŋ enye si miedo vlom, eye
ŋu mele mia kpem, be miele fu-
nyafunya wɔmem o! 4 Eye nenye
vavãe metra la, ekema nye tatra
la le nye ɖeka dzinye. 5 Nenye
vavãe miebe, yewoawɔ mia ɖokui
gã ɖe ŋunye, eye miafia nye ŋu-
kpem la, 6 ekema minyae be, Ma-
wu wɔ nu madzɔmadzɔ ɖe ŋunye,
eye wòɖa ɖɔ ɖe ŋunye godoo va
kpe.

7 Kpɔ ɖa, meyɔ ame le ŋuta-
sesẽ ta, gake wometɔ nam o; me-
do ɣli le xɔname ŋuti, ke wome-
tso nam o.[k] 8 Etɔ kpɔ ɖe nye mɔ
dzi, efɔflɔ meli o, eye wòlɔ viviti
ƒo ɖe nye afɔtoƒewo.[n] 9 Eklo nye
bubu ɖa le ŋunye, eye wòɖe fia-
kuku le ta nam. 10 Egbãm keŋ-
keŋ, eye nyemegali o, eye wòho
nye mɔkpɔkpɔ abe ati ene. 11 Ena
efe dɔmedzoe bi ɖe ŋunye, eye
[o]wòbum abe efe futɔwo ene. 12 Te-
te efe adzohawo do, woɖe mɔ ɖe

ŋunye, eye wofu asaɖa anyi ɖe
nye agbadɔ ŋu godoo va kpe.[a]
13 Eɖe nɔvinyeŋutsuwo ɖa le ŋu-
nye, eye xɔ̃nyewo trɔ bubui ɖem
keŋ.[d] 14 Nye fometɔwo gbe nye
nya, eye nye ame nyanyɛwo ŋlɔm
be.[f] 15 Nye aƒemetɔwo kple nye
dɔlanyɔnuwo le buyem amedzroe,
eye mezu ame tutɔ le woƒe ŋku
me. 16 Meyɔ nye dɔlaŋutsu, metɔ
o, eye ele nam be, matsɔ nye nu
aƒo koko nɛ. 17 Nye nume le ʋe-
ʋẽm ɖe [i]srɔ̃nye, eye mele ya ɖem
ɖe nye alimeviwo. 18 Ɖeviwo ke
hã le vlo domem, eye ne mebe,
matso la, wonɔa nu ƒom le ŋunye.[l]
19 Xɔ̃nye veviwo le ŋunyɔmem,
eye amesiwo melɔ̃na la, tso ɖe
ŋunye.[n] 20 Nye ŋutigbalẽ kple
nye ŋutilã lė ɖe nye ƒu ŋu, negbe
nye nyė koe kpɔtɔ.[o] 21 Mive nu-
nye, xɔ̃nyewo, mive nunye! Ela-
bena Mawu ƒe [p]asi ƒom. 22 Nuka-
ŋuti miele yonyeme tim abe Ma-
wu ene, eye nye ŋutilã meɖi ƒo
na mi kpɔ oa?
23 Oo, ɖe woaŋlɔ nye nyawo ɖi.
eye woaɖe wo agbalẽ me, 24
woatsɔ ganuŋlɔnu aɖe wo ɖe
agakpe dzi, eye woaɖe wo me
kple tsumi! 25 Ke [s]nyea menyae
be, nye [t]xɔnametɔ le agbe, eye
mlɔe ke la aɖo ɖe anyigba me.
26 Eye ne nye ŋutilã vuvu yaʋa-
yaʋa, eye nye ŋutilã megali o la,
makpɔ [u]Mawu. 27 Makpɔe na ɖo-
kuinye, nye ŋutɔ nye ŋkuwo
akpɔe, eye menye ame bubu o.
Ele nye ayikuwo dzrom le dɔ me.
28 [v]Ne miegblɔ be: aleke míawɔ
ati eyome? eye be: ŋya la ƒe
agunu le gbɔnye la, 29 ekema yi
netsɔ dzika ƒo na mi; elabena
yi wotsɔna hea to na vodada sia
tɔgbe; ne mianyae be, ʋɔnudɔ-
drɔ̃ li.

**Zofar ƒe nuƒoƒo evelia: Eya te gbe ɖe nya sia dzi bena: mawumavɔ̃lawo mekpɔa dzidzɔ teƒe didiŋa o.**

**20.** [y]Tete Naamatɔ Zofar ɖo ŋu
gblɔ bena: 2 Esi metsi dzi
le ɖokuinye me la, eyata nye su-
suwo ɖo eŋu nam. 3 Manɔ nya
heɖeameŋu, si nye nye dzu la sem,
eye wòatsɔ nya toflokowo anɔ
eŋu ɖom nam. 4 Ɖe menya nusi
li tso tititi ke, esime woɖo ame-
gbetɔwo anyigba dzi la o be:
5 Ame vlowo ƒe aseyetsotso nu

a 30, 12.
b Ps. 37, 35.
d Ps. 69, 9; 31, 12.
e Fia. I. 14, 10.
f Ps. 38, 12.
g Ps. 73, 20.
h Ps. 37, 10.
i 2, 9.
k 27, 14.
l 30, 1.
n kp. 13.
o Ps. 102, 6.
p Rut 1, 13.
r Mo. V. 28, 30
v. 33.
s Tim. II. 1, 12.
t Yes. 41, 14;
Hos. 13, 14.
u Ps. 17, 15; 73,
24.
v Yoh. I. 3, 2.
y kpɔ 15; 18.
z Ps. 7, 13; Mo.
V. 32, 41.
a Mo. V. 32, 22.

mesena yina o, eye ame vɔ̃ɖi ƒe
dzidzɔ nɔa anyi aɖabaƒoƒo ɖeka
koa? 6 [b]Ne eƒe gãnyenye de dziƒo,
eye eƒe ta ɖatɔ alilikpo la, 7 aɖo
agu ɖikaa abe eƒe [c]mĩ ene; eye
amesiwo kpɔe la, abia be: Afika
eyama le? 8 Enu ayi abe drɔ̃e-
kuku ene, eye womagakpɔe o,
eye wòabu abe zã me ŋutega ene.[g]
9 Ŋku, si kpɔe la, magakpɔe akpɔ
o; eye enɔƒe hã magakpɔe o.[h]
10 Viawo anyo dɔme na ame da-
hewo, eye woƒe asi agbugbɔ eƒe
kesinɔnuwo ana.[k] 11 Ŋusẽ dzo-
dzo nɔ eƒe ƒuwo ŋu, ke woa kplii
womlɔ ke me. 12 Ne nu vɔ̃ɖi vivi
le nu me nɛ, eye wòɣlae ɖe eƒe
aɖe te, 13 eɖo nuxi, meɖe asi le
eŋu o, eye wògblẽe ɖe eƒe veme
la, 14 ekema eƒe nuɖuɖu atrɔ le
eƒe dɔkaviwo me azu da kpui ƒe
veve ɖe dɔme nɛ. 15 Emi kesi-
nɔnu, eye ele nɛ be, wòadzoe;
Mawu aɖee atso eƒe dɔ me. 16 Eno
da kpui ƒe aɖi, eye ƒli ƒe aɖi wui.
17 Makpɔ dzidzɔ le tɔʋuwo kple
tɔsisiwo, esiwo me anyĩtsi kple
notsi kpekẽ le sisim le la ŋu o.
18 Egbugbɔ nusi [r]wòwɔ dɔ kpɔ
la na, eye memii o; eye mekpɔ
dzidzɔ le nusi wòɖɔ li la ŋu o.
19 Elabena ete ame dahe ɖe anyi,
eye wògblẽe ɖi; exɔ xɔ, si metu
o la sesẽe. 20 Elabena etsi dzo-
dzodzoe le eɖokui me, ke matsɔ
eƒe nu veviwo aɖe eɖokui o. 21 Na-
neke mekpɔtɔ o le eƒe nutsuɖuɖu
ta, eyata eƒe dzɔgbenyuie matɔ
ɖi o. 22 Ne nu bɔ ɖe esi kpaŋ
la, ŋɔdzi alée be, hiãtɔwo ƒe asi-
wo katã le ye dzi va ge. 23 Esi-
me wòle eƒe ƒodo yɔm kple nu-
ɖuɖu la, eɖe ga eƒe dɔmedzoe
heliheli la ɖe eŋu, eye wòna wò-
dza ɖe edzi le nuaɖuƒe. 24 Ne
esi le ga yibɔ lãnu nu la, ekema
akɔblida aƒo dee. 25 Ehoe wòdo
le eƒe lã me, eye esi ga dadzɔ la
do tso eƒe vevegoe me la, ŋɔdzi
lée.[z] 26 Wodzra vivitiwo katã ɖo
ɖi ɖe eƒe kesinɔnuwo ŋu; [a]dzo,
si womeƒlɔ ɖo o la, fiãe, eye wò-
ɖuɖɔ nusi kpɔtɔ ɖe eƒe agbadɔ
me la ƒiaƒiaƒia! 27 Dziƒo aklo nu
le eƒe vodada dzi, eye anyigba
atso ɖe eŋu. 28 Wòalɔ eƒe me gble-
menuwo adzoe, eye wòaɖo dzodzo
yayaya le Mawu ƒe dɔmedzoe ŋke-
ke la dzi. 29 Esia nye ame vlo

ƒe gome tso Mawu gbɔ kpakple
domenyinu, si wodo ɖi nɛ tso
Mawu gbɔ.

**Hiob ƒe nuƒoƒo adelia: Enyona na mawumavɔ̃lawo ɣeaɖewoɣi vaseɖe ɖonudrɔ̃gbe.**

**21.** Tete Hiob ɖo ŋu gblɔ bena:
2 Oo, misee, mise nye nuƒoƒo
dzro, eye esia anye miaƒe akɔfa-
name. 3 Migbɔ dzi ɖi nam, ne maƒo
nu vɔ, hafi miaɖe alɔme le ŋunye.
4 Amewo ŋue mele konyi fam ɖo
loo, eye nukaŋuti magbɔ dzi ɖi
ɖo? 5 Mitrɔ ɖe ŋunye, eye miaƒe
nu neku, eye mitsɔ asi ɖo nu! 6
Hm, ne meɖo ŋku edzi la, vɔvɔ̃a
ɖoam, eye nye lãme blea fu.
7 Nukaŋuti ame vɔ̃ɖiwo tsia
agbe, wokua amegã, eye woƒe ŋu-
sẽ dzina ɖe edzi?[d] 8 Wo viwo lia
ke le wo gbɔ kple woƒe dzidzi-
meviwo le wo ŋku me. 9 Woƒe
aƒewo nɔa ŋutifafa me, ŋɔ medzia
wo o, eye Mawu ƒe atàm mevaa
wo dzi o. 10 Eƒe nyitsu yɔa asi,
eye menyea dzodzro o; eƒe nyinɔ
dzia vi, eye fu megena le eƒo o.
11 Woɖea woƒe ŋutsuviwo doa
goe abe lãha ene, eye wo viwo
nɔa adzrɔ ɖim. 12 Wonɔa ha dzim
ɖe gakogoe kple gakasaŋku ŋu,
eye wonɔa dzidzɔ kpɔm ɖe dze
ƒe ɖiɖi ŋu. 13 Woɖua woƒe ŋke-
kewo le dzidzɔ me, eye le ada-
baƒoƒo ɖeka me woɖoa agu yia
tsiẽƒe. 14 Ke wogblɔna na Mawu
be: Te ɖa le mía gbɔ, míele na-
neke dim, be mianya le wò mɔwo
ŋu o.[e] 15 Ameka nye ŋusẽkatãtɔ,
ne míasubɔe, eye viɖe ka wònye
na mí, ne míaɖe kuku nɛ?
16 Kpɔ ɖa, woƒe dzɔgbenyuie
mele wo si me o; eyata [f]ame vɔ̃-
ɖiwo ƒe adaŋudede nede megbe
xaa tso gbɔnye! 17 Zi nenie ame
vɔ̃ɖiwo ƒe [g]akaɖi mehetsina, eye
woƒe [h]gbegblẽ mehevaa wo dzi o?
Emãa woƒe gome na wo le eƒe
dɔmedzoe me, 18 be woanɔ abe
gbe ƒuƒu le ya nu ene, abe tsro,
si ahom kplɔna dzonae ene.[i] 19
Mawu do nuxi dzɔgbevɔ̃e ɖi na
[l]viawo. Aɖo eteƒe nɛ, be wòa-
ɖẽe ase! 20 Eƒe ŋkuwo akpɔ eya
ŋutɔ ƒe gbegblẽ, eye wòano ŋu-
sẽkatãtɔ ƒe dziku heliheli la. 21
Elabena eƒe aƒe me nya ka tsɔ
egbɔ le emegbe, nenye be, wotsi
eƒe dzinuwo ƒe xexlẽme nu?
22 Ɖe wobe, yewoafia nunya
Mawu, eya [a]amesi drɔ̃a ɖɔnu dzi-
fotɔwoa? 23 Amea ɖe ku, esime
wòle dzɔgbenyuie geɖe me, esi-
me wòɖe dzi ɖi, eye wòli bɔkɔɔ;
24 eƒe zewo yɔ fũ kple notsi, eye
ami yɔ eƒe ƒuto me. 25 Ke ame
bubu ku, esime eƒe luɖɔ le nu
xam, eye meɖe nu nu nyui ŋu
kpɔ o. 26 Wo kple eve la womlɔ
wo nɔewo gbɔ le ke me, eye nyẽ-
wo ɖi ba ɖe wo dzi.[b]
27 Kpɔ ɖa, menya miaƒe susu-
wo kple tame vɔ̃, siwo ɖom miele
ɖe ŋunye. 28 Ne miele gbɔgblɔm
be, afika ŋutasẽla ƒe aƒe le, eye
afika agbaɖɔ, si me ame vɔ̃ɖiwo
nɔ la, le hã la, 29 ɖe miebia mɔ-
zɔlawo se, eye mielé to ɖe woƒe
nuteƒekpɔkpɔwo ŋu be, 30 wokpɔa
ame vɔ̃ɖi ta le gbegblẽɣi, eye wo-
tsonɛ ɖi le dɔmedzoedogbe oa?
31 Ameka ágblɔ eƒe zɔzɔme ɖe
ŋku me nɛ kaŋ, eye ne eƒo nu
la, ameka aɖo eteƒe nɛ? 32 Eme-
gbe wokplɔnɛ ɖo yia yɔdo gbɔe,
eye woganɔa eƒe yɔdo ŋu dzɔm.
33 Bali me anyikɔwo vivi enu,
eye xexeame katã tsɔ eƒe afɔ, abe
alesi wodo ŋgɔ nɛ bibibi ene.
34 Aleke mianɔ akɔ fam nam ɖe
ya me? Miaƒe ŋuɖoɖowo la, ala-
kpa ɖeɖe ko wonye.

**Elifa ƒe nuƒoƒo mlɔetɔ; ebu Hiob abe nuvɔ̃ gãa ɖe wòwɔ ene; exlɔ̃ nui bena, wòatrɔ dzime.**

**22.** Eye Temanitɔ Elifaz ɖo ŋu
gblɔ bena: 2 Ɖe ŋutsu enye
viɖenu na Mawua? Kpao, boŋ nu-
nyala enye viɖenu na eya ŋutɔ
ɖokui ko. 3 Ne ènye ame dzɔ-
dzɔe la, ɖe ŋusẽkatãtɔ tsɔ ɖe le
emea? Eye ne fɔɖiɖi mele wò
zɔzɔme ŋu o la, viɖe ka wònye
nɛ? 4 Ɖe wòle to hem na wò le
wò mawuvɔvɔ̃ ta, eye wòkplɔ wò
yi ɖɔnuia? 5 Ɖe wò nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔ mekeke ta, eye seƒeɖo meli na
wò vodadawo oa? 6 Elabena èxɔ
awɔbanu le nɔviwòwo si yakatsyɔ,
eye nèɖe avɔ le avɔkoewɔlawo
ŋu.[k] 7 Mèna tsi amesiwo gbaƒa ƒo
la wono o, eye nète abolo dɔwui-
tɔwo.[n] 8 Ŋutsu alɔkpa sesẽ tɔ tɔ
enye anyigba la, eye ame ŋkutatɔ
anɔ edzi. 9 Eɖo ahosiwo ɖa asi
gbɔlo, eye wogbã alɔ na tsyɔ̃e-
viwo.[o] 10 Eyata adoboliwo kpe ta
ɖe ŋuwò godoo, eye vɔvɔ̃ ɖo dzi-

[a] Nyagb. 5, 7.
[b] 3, 13—19.
[d] Ps. 37; 73; Yer. 12, 1.
[e] 22, 17.
[f] 22, 18.
[g] 18, 5.
[h] 18, 12.
[i] Ps. 1, 4.
[k] 24, 9. 10; Mo. II. 22, 25. 26; Yes. 58, 7.
[l] 20, 10; Mo. II. 20, 5.
[n] Mat. 25, 42. 43.
[o] 29, 12.

katsofoe na wò zi ḍeka. 11 Mèle
viviti kple tsiḍoḍɔ, si nyē tsyɔ
dziwò la, kpɔm oa?
12 Đe Mawu mekɔ abe dzifo
ene oa? Eye kpɔ alesi ɣletivi kɔ-
kɔtɔwo gbɔ metsoe o ḍa! 13 Eye
wòa nèle gbɔgblɔm be: Nuka Ma-
wu nya? Đe wòate ŋu adrɔ̃ ʋɔ-
nu to alilikpo dodo mea? 14 All-
likpowo xe eŋku me, ale be mele
nu kpɔm o, eye wòle tsatsam le
dzifo fe goawo dzi. 15 Đe nèbe,
yealé blemamɔ, si ame gbegblē-
wo zɔ la, me ḍe asia? 16 Ame-
siwo wotsrɔ̃ ḍa, ᵃhafi wofe ɣeyiɣi
la do edzi, eye wofe agunu lolo
zu ᵇtɔsisi. 17 Amesiwo gblɔ na
Mawu be: Te ḍa le mía gbɔ, nuka
ŋusēkatãtɔ awɔ mí hã?ᵈ 18 Evɔ
wònye etsɔ keslnɔnuwo yɔ xɔ na
wo taŋ hafi. ᶠAme vɔ̃ḍiwo fe ada-
ŋudede nede megbe xaa tso gbɔ-
nye! 19 Ame dzɔdzɔewo akpɔ
etefe; eye dzi adzɔ wo, eye ame
maḍifɔ aḍu fewu le wo ŋu be:ᵍ
20 Wotsrɔ̃ míafe adikãtɔwo vavã,
eye dzo fiã wofe nuwo!
21 Dze xɔlɔ̃ kplii, eye ŋuwò afa,
elabena to esia me dzɔgbenyuie
ava dziwò. 22 Xɔ nufiafia tso efe
nu me, eye efe nufofo nede dzi-
gbɔ na wò! 23 Ne ètrɔ ḍe ŋusē-
katãtɔ ŋu, eye nèbɔbɔ ḍokuiwò
ḍe anyi la, ne èḍe nu manyoma-
nyo ḍa le wò agbadɔ me,ʰ 24 eye
nètsɔ to me sika kɔ ḍe ke me kple
ⁱOfir-sika kɔ ḍe tɔʋu fe kpekui-
wo me la, 25 ekema ŋusēkatãtɔ
anye sika kple klosalo na wò gle-
glegle. 26 E, ekema ᵏàkpɔ dzidzɔ
le ŋusēkatãtɔ ŋu, eye àwu wò mo
dzi na Mawu. 27 Ne èdo gbe ḍa
nɛ la, aḍo to wò, eye àwɔ wò
adzɔgbeḍeḍe dzi.ˡ 28 Ne èḍo na-
ne ḍe tame la, adze edzi na wò,
eye kekeli aklē ḍe wò mɔwo dzi.
29 Ne ᵒwole to yìm la, ekema
àgblɔ be: Miva dzi! Exɔna na
amesi bɔbɔ eḍokui ḍe anyi.ᵖ 30
Aḍe ame ḍifɔ hã; eye woaḍee le
wò asiwo fe dzadzɛnyenye ta.

a 15, 32. 33.
b Mo. 1. 7, 21.
d 21, 14.
e Ps. 17, 3; 139, 23. 24.
f 21, 16.
g Ps. 107, 42.
h 8, 5—7; 11, 14—19.
i Fia. 1. 9, 28.
k Ps. 37, 4.
l Ps. 50, 14. 15.
n Mo. V. 27, 17.
o Pet. I. 5, 5.
p Ps. 18, 21. 25.

**Hiob fe nufofo adrelia: Hiob di bena, Mawu nadrɔ̃ ʋɔnu ye.**

**23.** Eye Hiob ḍo ŋu gblɔ bena:
2 Wobu nye konyifafa aglã-
dzedzee egbea hã, eye efe asi nu
sē ḍe nye hũḍeḍe dzi. 3 Oo, ne
mahanya, afisi matu eyama le, eye
made kekeke enɔfe ḍe! 4 Matsɔ
nye nya aḍo eŋku me, eye nye
nume ayɔ fũ kple ḍokuitaʋli-
nyawo; 5 ne manya, alesi wòaḍo
eŋu nam, eye madze si nya, si
wòagblɔ nam. 6 Đe wòatsɔ efe
ŋusē triakɔ la awɔ aʋa kplima?
Kpao, ke boŋ akpɔ dzinye! 7 Eye
ame dzɔdzɔe ahe nya kplii, eye
tɔnye adzɔ, madzo le nye ʋɔnu-
drɔ̃la gbɔ ḍikaa.
8 Kpɔ ḍa, meto ɣedzefe gome,
mele afima o; meto ɣetoḍofe go-
me, nyemekpɔe o. 9 Ne ele nu
wɔm le anyiehe la, nyemekpɔnɛ
o; eye ne etrɔ ḍo ta dziehe la,
nye ŋku metunɛ o. 10 Elabena
edze si nye mɔ nyanyɛ la, eye
ne adom akpɔ la, matsi anyi abe
sika ene.ᶜ 11 Nye afɔ meda efe
afɔḍeḍewo fu o, melé ŋku ḍe efe
mɔ ŋu, eye nyemedze o. 12 Nye-
mete ḍe aga le efe nuyi fe sewo
ŋu o, eye medzra efe nu me nyawo
ḍo wu nye ŋutɔ nye se. 13 Ke
eya la metrɔna o, ameka axe mɔ
nɛ? Ne nane dzroe la, ewɔnɛ!
14 Afo nye nya la aḍe goe, eye
esia tɔgbe geḍe le tame nɛ.
15 Eyata vɔvɔ̃ ḍom le eŋku me,
eye ne meyi tame la, dzidzi foam.
16 Mawu ḍe dzi le fonye, eye
ŋusēkatãtɔ do dzikatsofoe nam.
17 Elabena menye viviti la ta wò-
tsrɔ̃m ḍo o, eye menye nye ŋutɔ
tae blukɔ tsyɔm ḍo o.

**Dziyiyi: Mawu fe dzigbɔgbɔ blewu na mawu-mavɔ̃lawo enye nuku.**

**24.** Nukaŋuti ŋusēkatãtɔ meḍo
nuxi ɣeyiɣiawo o, eye xɔ-
lɔ̃awo mekpɔa efe ŋkekewo o?
2 Wotrɔa lifowo, eye wodaa adzo
lãhawo kple lãkplɔlawo.ⁿ 3 Wo-
kplɔa tsyɔ̃evi fe tedzi dzonɛ, eye
wɔtsɔa ahosi fe nyi ḍoa awɔbae;
4 wotua asi ame dahewo ḍa le mɔ
dzi, eye anyigba dzi hiãtɔwo sina
ɣlana. 5 Kpɔ ḍa, woyia wofe dɔ
dzi abe gbetedzi le gbedzi ene;
wofɔna ŋdi kanya ḍe nuhaha ŋu,
eye gbegbe naa nuḍuḍu wo hena
wo viwo. 6 Woŋea nu le agble
me le zã, eye wofɔa nu dzɔdzɔe
le ame vɔ̃ḍi fe weingble me. 7 Wo-
mlɔa anyi amama le zã avɔ ma-
kpɔe, eye nutsyɔtsyɔ mele wo si
le vuvɔ me o. 8 Tsi gãwo foa
wo le towo dzi tea wo ŋu; wodoa

akɔ na agakpewo, elabena bebeƒe
meli na wo o. 9 Wodaa adzo tsyɔ̃e-
vi le dada ƒe akɔ, eye woxɔa awɔ-
banu le ame dahe si. 10 Wole a 9, 2.
yiyim amama, avɔ mele wo ŋu o,
eye wole lu bablawo tsɔm dɔme-
ɣeɣee.[b] 11 Wole ami ɖam le woƒe b Yes. 58, 7.
gliwo domee, eye wole wein fiãm, d 15, 15.
gake [e]tsikɔ le wo wum. 12 Kudɔ- e Yak. 5, 4.
ƒolawo le ŋeŋem le duwo me, eye f 4, 19. 20.
amesiwo woda nui la, le ɣli dom,
gake Mawu melé ŋku ɖe nu gbe-
gblẽ wɔwɔ la ŋu o. 13 Woawoe
nye kekeli ƒe futɔwo, womedzea
si eƒe mɔwo o, eye wometoa eto-
ƒe o. 14 Ne ŋu le ɖeɖem le eme
la, hlɔ̃dola tsona heƒoa ame dahe
kple hiãtɔ ƒua anyi, eye le zã me
la ewɔa nu abe fiafitɔ ene. 15 Ŋu-
tsu ahasitɔ ƒe ŋku le zãdodo ŋu
wòle gbɔgblɔm be, ŋkua ɖeke me-
le ye kpɔ ge o, eye wòtsɔ nu tsyɔ
mo. 16 Wodzea zã ɖe aƒewo ŋu;
wodoa ʋɔ ɖe wo ɖokui nu le ŋke- g Lod. 15, 11.
ke me, eye womenyaa keli o.
17 Elabena viviti tsiɖitsiɖi le na
wo katã abe agudzedze ene, eye
wodzea xɔlɔ̃ zãblukɔ ƒe ŋɔdzi.
18 [h]Eɖia du le tɔ dzi, eye woaƒo h Mo. I. 49, 4.
fi ade eƒe domenyinu le anyigba i Ps. 104, 3.
dzi, be magato weingblemɔ o.
19 Tsiẽƒe kplɔa nuvɔ̃wɔlawo dzo- k 38, 10. 11; Lod. 8, 27—29.
nɛ, abe alesi kuɖiɖi kple ŋdɔ he-
liheli kplɔa sno yinɛ ene. 20 Da-
daa ƒe akɔ aŋlɔe be, avivi nyewo
nu, eye womagaɖo ŋku edzi o;
woaŋe ame vlo abe ati ene, 21 eya
amesi ha konɔ, siwo medzi via
ɖeke o, eye mewɔ dɔmenyo na
ahosiwo o. 22 Etsɔa eƒe ŋusẽ léa l Yes. 27, 1.
ŋutasẽla ɖe asi didie, eye amesi
megaɖo ŋu ɖe agbenɔnɔ ŋu o la,
gaƒɔna ɖe tsitrenu. 23 Enana
wònɔa dedie, eziɔna ɖe eŋu, eye
eƒe ŋkuwo nɔa eƒe mɔwo ŋu.
24 Wodoa wo ɖe dzi, eteƒe didi-
na vie ko wo nu va yina; woɖoa
agu hekuna abe ame bubuwo
ene, eye wolãa wo abe ahɔ̃liti ƒe
tagbɔ ene. 25 Ne mele alea o la,
amekae aɖe aʋatso nam, eye
wòagblẽ nye nuƒoƒo me?

Bildad ƒe nuƒoƒo mlɔetɔ: Nuka ame nye le Mawu ƒe ŋku me?

25. Tete Suaxtɔ Bildad ɖo ŋu a Ps. 34, 14.
gblɔ bena: 2 Dziɖuɖu le esi,
eye ŋɔdzi le eŋu; enaa ŋutifafa le
dzi me ʋĩ. 3 Ameka ate ŋu axlẽ
eƒe aʋakɔwo, eye ameka tame eƒe
kekeli mele oa? 4 Aleke ame-
gbetɔ ƒe nya adzɔ le Mawu gbɔ,
eye nyɔnu tɔ dzidzia adza?[a] 5
Kpɔ ɖa, ɣleti ke hã meɖina, eye
ɣletiviwo me mekɔna le eƒe ŋku
me o,[d] 6 ʋuu kekeke wòahayi
amegbetɔ, si nye nyẽ, kpakple
ame, si nye ŋɔ la, nye ge![f]

Hiob ƒe nuƒoƒo enyilia: Eñia bena, ye dze si Mawu ƒe gãnyenye, si me womate ŋu adzro o hã la.

26. Eye Hiob ɖo ŋu gblɔ bena;
2 Ame kudɔe ŋue nye esia
nèkpe ɖoa, eye alɔ beli enye esia
nèxɔ naa? 3 Aɖaŋu pɛ nye esia
nèɖo na ame manyanu, eye nètrɔ
nunya ƒo ɖi dududua? 4 Ameka
ƒe nyawo nèva gblɔ, eye ameka
ƒe gbɔgbɔe do tso mewò? 5 Vɔ-
vɔliwo le ʋuʋum nyanyanya le
tsiwo kple wo me nuwo te. 6 Tsiẽƒe
tsi go le eŋku me, eye woklo nu
le ketu me dzi,[g] 7 eya, amesi keke
anyiehe ɖe ya me, eye meku anyi-
gba ɖe naneke ŋu o; 8 amesi blaa
tsiwo ɖe alilikpowo me, eye ali-
likpoawo medzena le wo ŋu o;
9 amesi xea eƒe fiazikpui ŋku me
hekekea alilikpo ɖe edzi.[i] 10 Eɖe
liƒo ɖe tɔwo dzi godoo, vaseɖe afisi
kekeli ke ɖe viviti ŋu le.[k] 11 Dzi-
ƒosɔtiwo le dzodzom kpekpekpe,
eye dzika tso wo ƒo le eƒe ŋɔdzi-
doname ta. 12 Eƒe ŋusẽ nana ƒu
dzea agbo, eye wògbãa ƒu me lã-
tsu gudugudu le eƒe nunya nu.
13 Eƒe ƒuƒu na dziŋgɔli me kɔ,
eye eƒe asi ƒo nu ɖe ʋɔ dranyi,
si le [l]sisim la. 14 Kpɔ ɖa, esia-
wo nye eƒe mɔwo to ko, eye nusi
sem míele la, enye dalĩdodo. Ke
ameka ate ŋu ase eƒe ŋusẽ ƒe
gbeɖeɖe gɔme?

Hiob ƒe nuƒoƒo mlɔetɔwo: Eka ɖe eƒe fɔmaɖimadi dzi heña bena, mawumavɔ̃lawo ƒe dzɔgbenyuie va yina kaba.

27. Tete Hiob ƒo nu yi dzi gblɔ
bena: 2 Meta Mawu, amesi
gbe afiatsotso nam la, ƒe agbe,
kple ŋusẽkatãtɔ, amesi do nuxaxa
na nye luʋɔ la; 3 ŋkeke alesi
nye gbɔgbɔ le menye, eye Mawu
ƒe gbɔgbɔ le ŋɔti me nam la, 4 ne
nye nuyi ahagblɔ nu madzɔmadzɔ,
eye nye aɖe agblɔ alakpanya fĩ![m]
5 Nede megbe xaa tso gbɔnye, be
matso na mi; nyemasẽ nu le nye
fɔmaɖimaɖi ŋu, vaseɖe esime ma-

mia nu o. 6 Malė nye dzɔdzɔe-
nyenye me ɖe asi sesie, eye nye-
maɖe asi le eŋu o; nye [a]dzi mado
vlo nye ŋkekewo dometɔ ɖeka hã
o. 7 Nye futɔ anɔ abe ame vɔ̃ɖi
ene, eye nye adikãtɔ abe ame
madzɔmadzɔ ene.
8 Elabena nuka nye ame vlo fe
mɔkpɔkpɔ, ne Mawu lã efe luʋɔ,
eye wòhoe ɖaa?[b] 9 Ɖe Mawu ase
efe ɣli, ne xaxa va edzia? 10 Alo
ɖe wòakpɔ dzidzɔ le ŋusẽkatãtɔ
ŋu, eye wòayɔ Mawu ɣesiaɣia?
11 Mafia nu mi le Mawu fe asi
ŋu, eye nyemaɣla nusi ŋusẽkatãtɔ
ɖo la o. 12 Kpɔ ɖa, mi katã mie-
kpɔe. Nukaŋuti miege ɖe susu
dzodzro siawo me? 13 Esia nye
ame vɔ̃ɖiwo fe gome tso Mawu
gbɔ kple ŋutasẽlawo fe domenyi-
nu, si woxɔna tsoa ŋusẽkatãtɔ la
gbɔ. 14 Ne viawo dzi ɖe dzi la,
ekema yi tɔe wonye, eye abolo
maɖi fo na efe dzidzimeviwo o.[f]
15 Dɔvɔ̃ atsɔ amesiwo kpɔtɔ nɛ
la, ade yɔ me, eye efe ahosiwo
mafa avi o. 16 Ne eli kɔ klosalo
abe ke ene, eye wòtu avɔ ɖo abe
anyi ene la, 17 ekema ɖeko wòtu
wo ɖo dzro; [h]ame dzɔdzɔe atsɔ
wo ata, eye ame maɖifɔ amã klo-
saloawo. 18 Etu efe xɔ abe agba-
gblaʋui ene, eye wòɖi agbadɔ, si
dzɔla tu. 19 Kesinɔtɔe wònye mlɔ
anyi, ke magamlɔe zi evelia o;
eʋu efe ŋkuwo, eye enu yi. 20 Ðɔ-
dzi ɖi kpee abe tɔɖɔɖɔ ene, eye
ya ʋuduʋudu lɔe ɖe nu le zã me.
21 Xedzefeya de asi ete hekɔe yii,
eye wòkplɔe dzoe le etefe. 22 Eyru
aŋutrɔ ɖe edzi, eye meve enu o,
eye wòsi le efe asi nu afɔ tsɔtsɔe.
23 Wofu akpe ɖe eta, eye wòɖu
tse ɖe eŋu wòdzo le enɔfe.

**Amegbetɔ ate ŋu adzę si nusiwo ɣla ɖe dzɔ-dzɔme la me; gake womate ŋu afɔ Mawu fe nunya me o; mawuvɔ̃la koe ate ŋu akpɔe.**

**28.** Elabena klosalofɔfe li, eye
sika, sɪ wolólona la, tefe li.
2 Wokua ga yibɔ tso to me, eye
kpe wolólona wòzua akɔbli. 3 Wo-
ɖo sefe na viviti, eye wodi kpe,
si le viviti tsiɖitsiɖi me la, le goa-
wo katã me keŋkeŋ. 4 Woɖe do
wòyi to ʋĩ tso dzitatɔwo gbɔ;
amesiwo ku ɖe ya me le agba sam
le eme la, le adzɔge tso amewo
gbɔ, eye afɔ sia afɔ ŋlɔ wo be.
5 Nuɖuɖu tsoa anyigba me, ke

[a] Dɔ. 24, 16; Kor. I. 4, 4.
[b] Lu. 12, 20.
[d] kp. 25.
[e] Lod. 3, 14. 15; 8, 10. 11.
[f] 21, 19.
[g] Fia. I. 9, 28.
[h] Lod. 13, 22.
[i] Mo. II. 28, 17.
[k] Lod. 8, 22-31.
[l] 26, 10.
[m] Ps. 111, 10; Lod. 1, 7.

wowlua ete, abe alesi dzo wlua
nui ene. 6 Safir le efe kpewo me,
eye afima wokpɔa sikawo le; 7
woawo nye mɔ, si hɔ̃ medze sii,
eye aʋako fe ŋku mekpɔ kpɔ o;
8 mɔ, si dzi gbemelã ɖaɖadzrawo
meto, eye dzata mezɔ kpɔ o. 9 Eɖo
asi kpe sesẽwo dzi, eye wòwlu
towo gɔme. 10 Eɖe tɔfewo ɖe
agakpewo me, eye efe ŋku kpɔ
nu xɔasi vovovowo. 11 [l]Exe mɔ
na tsiwo, be womagaɖuɖu o, eye
wòhe nusi ɣla la, va kekeli nui.
12 Ke nunya la, afika wotunɛ
le? Eye afika nye gɔmesese fe
nɔfe? 13 Amea ɖeke menya egbɔ
mɔ o, eye womekpɔnɛ le agba-
gbeawo fe anyigba dzi o. 14 Agu-
me gblɔ be: Mele menye o!
Eye atsiafu be: Mele gbɔnye o!
15 Womenaa sika nyuitɔ ɖe eta
o, eye womedaa klosalo ɖe efe
home nu o.[e] 16 Womadae akpe
ɖe [g]Ofir-sika nyuitɔ, soham-kpe
kple safir-kpe xɔasiwo ŋu o. 17 Wo-
mabu sika kple ahuhɔ̃e ɖe eŋu o,
eye womatsɔ sikanuwo aɖɔ lii o.
18 Womayi sui kple gbloti ŋkɔ yɔ
ge ɖe eŋu o, eye nunya fe ame-
sinɔnɔ nyo wu adzagba. 19 Kus
fe [i]Topas-kpe mede enu o, eye
womadae akpe ɖe sika dzadzɛtɔ
ŋu o. 20 Afika gɔ̃e nunya dzɔ tso?
Eye afika nye gɔmesese nɔfe?
21 Eɣla ɖe agbagbeawo katã fe
ŋkuwo, eye wòbe ɖe dzifoxewo.
22 Aʋlime kple ku le gbɔgblɔm
be: Míele hũhũhũ sem le eŋu kple
míafe towo. 23 Mawu nya egbɔ
mɔ, eye wòdze si enɔfe.[k] 24 Ela-
bena ele kekeke anyigba fe mlɔea-
nu kpɔm, eye wòkpɔa nusi le dzi-
fo blibo la te, 25 ne wòana ya fe
kpekpemee, eye wòaɖo dzidzeme
na [l]tsi. 26 Esi wòɖo sefe na tsi-
dzadza, eye wòɖo tofe na dziɖe-
gbe fe dzokeke la; 27 ekpɔe, eye
wòɖee fia, eɖoe tè, eye wòdzro
eme kpɔ hã, 28 hegblɔ na ame-
gbetɔwo be: Kpɔ ɖa, Afetɔ la vɔ-
vɔ̃ enye nunya, eye vɔ̃tsitsri enye
gɔmesese.[m]

**Hiob xlẽ efe dzɔgbenyuie tsãtɔ fia.**

**29.** Eye Hiob yi efe nufofo dzi
gblɔ bena: 2 Oo, ɖe wòanɔ
nam abe dzinu tsãtɔwo kple ŋke-
ke, siwo me Mawu kpɔ tanye la
ene: 3 esime efe akaɖi klẽ ɖe ta-

nye me, eye menɔ efe kekeli me hezɔ to viviti me la;[a] 4 esime menɔ nye adameŋkekewo me, eye [b]Mawu bɔ ha kplim le nye agbadɔ me; 5 esime ŋusẽkatãtɔ gale gbɔnye, eye vinyewo ɖe to ɖem godoo; 6 esime notsi kpekẽ fo nye afɔ bliba, eye ami ɖo le agakpe me le axanye la! 7 Ne medo to agbo nu heyi dua me, eye meɖo nye zikpui ablɔ me gli, 8 eye ɖekakpuiwo kpɔm la, ekema wobena, eye ame tsitsiwo tsɔna henɔa tsitrenu, 9 amegãwo tɔna kɔ̃ le nufofo me hetsɔa asi ɖoa nu, 10 gbɔgblɔ buna ɖe bubumewo, eye wofe aɖe lėna ɖe aŋɔme na wo. 11 Elabena to, si se nye nya la, kafuam hedia nyuie nam, eye ŋku, si kpɔm la, nyɔa nye ŋkɔ.

12 Elabena mexɔna na ame dahe, si le ɣli dom la, kple tsyɔ̃evi, si xɔnametɔa ɖeke meli na o la.[f] 13 Ame tsiasi fe yayra vaa dzinye, eye mewɔa ahosi fe dzi wòtsoa aseye. 14 Dzɔdzɔenyenye enye nye awu, si medona, eye nye nu dzɔdzɔe wɔwɔ le abe awu ʋlaya kple tablanu ene. 15 Menye ŋku na ŋkuagbãtɔ, eye menye afɔ na bunɔ. 16 [h]Fofoe menye na ame dahewo, eye media ame manyamanya fe ʋɔnunya gɔme. 17 Mefea glã na nu madzɔmadzɔ wɔla, eye meɖea adzonu le efe aɖu dzi.[i]

18 Mebu be, mía kple nye atɔ koe atsrɔ̃, eye nye ŋkekewo asɔ gbɔ abe ke ene, 19 nye kèwo ake nu ɖe tsi ŋu, eye zãmu atsi nye alɔwo me; 20 nye bubu anɔ yeye zum le ŋunye ɖaa, eye nye dati mado xoxo le asinye o. 21 Amewo léa to ɖe ŋunye henɔa nye asinu dzɔm, eye wozina vi ɖe nye adaŋudede ŋu. 22 Ne mefo nu la, amea ɖeke megafonɛ o, eye nye nyawo nyɔna ɖe wo dzi. 23 Wole lalayem abe tsidzadza ene, eye wofe veme fu abe ɖe keletsi ŋu ene. 24 Ne dzi ɖe le wo fo la, mekoa nu na wo ŋɔnyɔe, eye womete ŋu nana nye nukomo la ɖoa adã o. 25 Ne melé mɔ yi wo dome la, ekema mebɔbɔ nɔa anyi abe wofe tatɔ ene, eye menɔa anyi gli abe fia le aʋakɔwo dome kple amesi le akɔ fam na konyifalawo ene.

[a] Ps. 18, 29. [b] Ps. 25, 14. [d] 29, 8—11. [e] 17, 6; Ps. 69, 13; Kony. 3, 63. [f] Mo. III. 19, 18; Mo. II. 32, 30. 21. [g] Mat. 26, 67. [h] 31, 18. [i] Ps. 58, 7. [k] Ps. 42, 5. [l] 7, 6. [n] 19, 7; Ps. 22, 3.

Hiob xlẽ efe fifi dzɔgbevɔ̃e fia.

30. Azɔ nye tsɛwo, amesiwo fofowo medzem be, mana woade ha kple nye lãkplɔvũwo gɔ̃ hã o la, le koyem.[d] 2 Nuka wofe alɔkpa sesẽ nye nam? Tsitsinyenye bu ɖe wo. 3 Hiã kple dɔwuame na wolé ayi, eye wokuko gbegbe, si nye gbedzi fefle la. 4 Amesiwo ke aŋɔto le avekɔewo te, eye dɔli fe ke enye wofe nuɖuɖu. 5 Wonyã wo le ha me, eye wole ɣli dom ɖe wo ta abe fiafitɔwo ene. 6 Wonɔa ʋe dziŋɔwo, dowo kple agadowo me. 7 Wole xɔxlɔ̃m le avekɔewo dome, eye wofo ta kpli ɖe aŋɔkawo te. 8 Bometsilawo kple ame ɖigbɔwo fe viwo wonye, amesiwo wotsɔ atam nyã ɖa le anyigba dzi. 9 Azɔ metrɔ zu lodonu na wo, eye mezu alɔmeɖenu na wo.[e] 10 Wole ŋu nyɔmem, wodea megbe le ŋunye, eye womegbea taɖeɖe ɖe [g]mo nam o. 11 Elabena etso nye daka, eye wòbɔbɔm ɖe anyi, eye wòna wodaa ɖadzra le ŋkunye me. 12 Ɖevi vloewo tsia tre ɖe ŋunye le dusi me, wotutua nye afɔ ɖa, eye wotaa mɔ ɖe ŋunye, be yewoagblẽm. 13 Wogbléa nye tofe, eye wo, amesiwo xɔnametɔa ɖeke meli na o la, kpea asi ɖe nye dzɔgbevɔ̃e ŋu. 14 Wogbã gli gbawoo hegbɔna, eye wole nu gblẽm hezɔna ɖe eme. 15 Ŋɔdziɖoɖo trɔna ɖe ŋunye; woyɔa nye bubu ɖe nu abe ya ene, eye nye dzɔgbenyuie nu yina abe alilikpo ene.

16 Azɔ nye luʋɔ [k]lólo gbanaa ɖe dɔme nam, eye hiãŋkekewo lém. 17 Wowlua nye fuwo me le zã hedea wo ɖa le ŋunye, eye ɖunyelawo megbɔna ɖe eme o. 18 Kuɖiɖi na nye awu gblɔ ɖe ŋunye, eye wole ŋunye abe nye awutewui fe kɔme ene.[l] 19 Wotsɔm fu gbe ɖe ba me, eye mele abe ke kple afi ene. 20 [n]Medoa ɣli yɔa wò, ke mètɔna nam o; metsia tre ɖi, eye mèléa ŋku ɖe ŋunye o. 21 Etrɔ zu ŋutasẽla ɖe ŋunye, eye nètsɔa wò asi sesẽ wɔa avu kplim. 22 Ekɔam ɖe dzi mezɔa ya me, eye nènana menyina ɖe ahom me keŋkeŋ. 23 Elabena menyae be, àkplɔm aɖe asi na ku, eye mayi xɔ, si me agbagbeawo katã fo ta kpli ɖo la me.

24 Ke ne wole to yim la, ḍe wo-
medoa asi ḍe dzi oa? Eye ne wo-
ḍo dzɔgbevɔ̃e me la, ḍe womedoa
boboe oa? 25 Ɖe nyemefa avi ḍe
amesi ḍo ɣeyiɣi sesẽ me la ŋu
kpɔ oa? Eye ḍe nye luʋɔ mexa
nu ḍe ame dahe ŋu kpɔ oa?
26 [d]Elabena mekpɔ mɔ na nyui,
ke vɔ̃ va; mekpɔ kekeli sinu, ke
viviti do. 27 Nye dɔkaviwo le tò-
tom klɔklɔklɔ atraḍii, eye hiãŋke-
kewo ƒo ḍe dzinye. 28 Menyɔ
tsiḍitsiḍi le yiyim, evɔ menye ɣee
flãm o; metso le takpekpe me he-
le boboe dom. 29 Mezu agbotoe-
wo nɔvi kple hati na golowo.
30 Nye ŋutigbalẽ nyɔ tsiḍitsiḍi
heflo le ŋunye, eye dzoxɔxɔ na
nye ƒuwo fiã. 31 Nye gakasaŋku
do konyifagbe, eye nye dze ƒe
ḍiḍi zu avigbe.[g]

Hiob ƒe nuƒoƒo nuwuwu: Eka ḍe eƒe ɤɔɤɔ nyui
le Mawu kple amewo ƒe ŋku me dzi.

**31.** Mebla nu kple nye ŋku, eye
aleke lawɔ malé ŋku ḍe ḍe-
tugbi ŋu?[i] 2 Nuka ahanye nye
gome tso Mawu gbɔ le dzi me,
kpakple nye domenyinu tso ŋusẽ-
katãtɔ gbɔ le dziƒo ʋi ma? 3 Ɖe
gbegblẽ mevaa ame vɔ̃ḍi dzi, eye
dzɔgbevɔ̃e vaa nu vɔ̃ḍi wɔlawo dzi
oa? 4 Ɖe mele nye mɔwo kpɔm,
eye wòxlẽa nye afɔḍeḍewo katã
oa?[o] 5 Nenye ḍe metsɔ aʋatso-
kaka ḍo ḍoe, eye nye afɔ tsɔna
ḍe alakpaḍaḍa ŋu la, 6 ekema
nedam le nudanu nyuitɔ dzi, eye
Mawu nadze si nye fɔmaḍimaḍi.
7 Ne [p]nye afɔ ḍa le mɔ dzi, nye
dzi dze nye ŋku yome, eye ḍinu-
wɔwɔa ḍe lé ḍe asi ŋu nam la,
8 ekema maƒã nu, eye ame bubu
naḍui, eye woaho nye nu miemie-
wo kple ke.
9 Ne woflu nye dzi ḍe nyɔnu
ŋu, eye mede xa ḍe hanyevi ƒe
ʋɔtru nu la, 10 [t]ekema srɔ̃nye
netu wɔ na ame bubu, eye ame
tutɔ nedɔ egbɔ. 11 Elabena ŋu-
kpenanu enye esia, eye se me dze-
dze wònye le ʋɔnudrɔ̃lawo ŋku
me. 12 E, dzo wònye, si abi nu
vaseḍe tsiẽƒe ke, eye wòafiã nye
agblemenuwo katã kple ke.
13 Ne nye dɔlaŋutsu kple nye
dɔlanyɔnu ḍo nya me kplim, eye
megbe woƒe nya dzɔdzɔe la, 14 nu-
ka mawɔ, nenye be, Mawu tso?

[a] Ef. 6, 9.
[b] 29, 12.
[d] Yer. 14, 19.
[e] Yes. 58, 7.
[f] 29, 7.
[g] Ps. 30, 12.
[h] 32, 22.
[i] Mat. 5, 28. 29.
[k] Ps. 62, 9.
[l] Mo. V. 4, 19.
[n] Fla. I. 19, 16.
[o] 28, 10.
[p] Ps. 7, 4–6.
[r] 26, 13; Lod. 24, 17.
[s] Pet. I. 2, 9.
[t] Mo. V. 28, 30; Sam. II. 12, 11.
[u] Mo. I. 19, 2; Heb. 13, 2.
[v] 23, 3–7.

Eye ne edzro eme kpɔ la, aleke
maḍo eŋu nɛ? 15 Ɖe menye amesi
mem de vidzidɔ me la, me eya
hã, eye ame ḍekae wɔ mí ḍe dɔ-
me oa?[a] 16 Ɖe mete ame dahewo
ƒe nudidi wo, eye mena nu ti kɔ
na ahosiwo ƒe ŋkuwoa?[b] 17 Ɖe
nye ḍeḍe meḍu nu, eye nyemena
tsyɔ̃evi ḍui kplim oa? 18 Kpao,
ke boŋ enɔ gbɔnye tsi tso nye
ḍevime abe fofoa gbɔ ene, eye
tso keke danye ƒe ḍome ke me-
fia mɔnui. 19 Ne mekpɔ ame ḍoko
avɔ mele eŋu o, eye nutsyɔtsyɔ
mele ame dahe si o la,[e] 20 ḍe eƒe
alime meyram, eye nye alẽwo ƒe
fu de dzo lãme nɛ oa? 21 Ne
menyè nye asi ḍe tsyɔ̃evi ŋu, le
esi xɔnametɔ le asinye le [f]ḍua
me ta la, 22 ekema nye abɔta ne-
ge le abɔgba ŋu, eye nye abɔ netu
ḍa le ekpeƒe! 23 Elabena gbe-
gblẽ, si tso Mawu gbɔ la, do ŋɔ-
dzi nam, eye nyemate ŋu anɔ te
ḍe eƒe gãnyenye nu o.[h]
24 Ne meḍo dzi ḍe sika ŋu, eye
megblɔ [k]na sika nyuitɔ be: wò
ŋue mele ŋu dom ḍo; 25 ne me-
kpɔ dzidzɔ be, nye kesinɔnuwo
sɔ gbɔ, eye nye alɔ wɔ ḍɔ kpɔ
nu geḍe; 26 ne mekpɔ alesi ɣe
le keklẽmi, kple alesi dzinu le
yiyim le atsyɔ̃ mee,[l] 27 eye wo-
flu nye dzi le adzame [n]megbugbɔ
nye asi ŋu na wo la, 28 ekema
esia hã anye se me dzedze le ʋɔ-
nudrɔ̃lawo ŋku me; elabena meḍa
alakpa na Mawu le dzi. 29 Ɖe
mekpɔ dzidzɔ le nye ketɔ ƒe dzɔ-
gbevɔ̃e ŋu, eye meti kpo, esime
vɔ̃ dzɔ ḍe edzia?[r] 30 Kpao, nye-
mena nye nu wɔ nuvɔ̃ o, eye nye-
medi eƒe ku to dɩŋudodo nɛ me
o.[s] 31 Ɖe aƒenye me tɔwo menɔa
gbɔgblɔm bena: Amekae meḍu
eƒe lã di ƒo oa? 32 Amedzro me-
tsia xexe dɔna o, ke boŋ meʋua
nye ʋɔ na mɔzɔla.[u] 33 Ɖe metsyɔ
nu nye dzidadawo dzi abe ame-
gbetɔ ene, eye meɣla nye fɔḍiḍi
ḍe akɔnua? 34 Ɖe menɔa ame
geḍewo vɔ̃m, eye ƒomewo ƒe vlo-
ḍoḍo nɔa ŋɔ dzim nam, eyata ḍo-
ḍoe zina le ŋunye, eye nyemedo-
na de ʋɔtru nu oa?
35 Oo, ḍe amea ḍe naḍo tom!
Kpɔ ḍa, nye nuŋɔŋlɔ enye si, ŋu-
sẽkatãtɔ nedo eŋu nam! Nye adi-
kãtɔ ƒe nuŋɔŋlɔ ḍe?[v] 36 Vavã,

malée de abɔ, eye maxatsae de
ta abe atsyɔ̃donu ene. 37 Mato
nye afɔdedewo fe xexlẽme nɛ,
eye mate de eŋu abe amegã ene.
38 Ne nye agble nɔa ɣli dom de
ŋunye, eye efe bolifowo katã nɔa
avi fam, 39 ne medu eme nu fe-
maxemaxe, eye mena gbɔgbɔ do
le agbletɔ me la,[a] 40 ekema ŋu
nemie de lu tefe, eye gbe vɔ̃e
nemie de fo tefe!

Hiob gblɔ efe nya vɔ.

**Elihu fe nufofo gbãtɔ: Egblɔ nusi ta mezi kpi ɖ i le efe devinyenye ŋuti o la na.**

**32.** Eye ŋutsu etɔ̃awo dzudzɔ
nya ŋudodo na Hiob, elabe-
na edo edokui ame dzɔdzɔe. 2 Tete
dzi ku Elihu, [b]Buzitɔ Baraxel fe
vi, amesi tso Ram-fome la me la;
Hiob ŋue dzi kui do, elabena [d]ebu
edokui dzɔdzɔetɔe wu Mawu; 3
eye exɔlɔ̃ etɔ̃awo ŋue dzi kui do,
elabena womekpɔ nyaa deke ado
ŋu atsɔ abu [e]fɔ Hiob o. 4 Ke
Elihu tsɔ nyawo le Hiob dzɔmi,
elabena ame kemeawo nye xoxo
nɛ. 5 Eye esi Elihu kpɔ be, nya
ŋudodo vɔ le ŋutsu etɔ̃awo nu la,
dzi kui.
6 Eye Buzitɔ Elihu, Baraxel vi
la, xɔ dzi gblɔ bena: Đevi me-
nye, ke miawo mietsi fo wɔ, eya-
ta dzi mele fonye o, eye mele vɔ-
vɔ̃m be, made nye nunyanya afia
mi. 7 Mebu be: [g]Tsitsi nefo nu,
eye fe gede nede nunya fia! 8 Ke
gbɔgbɔ la le amegbetɔwo me, eye
ŋusẽkatãtɔ fe gbɔgbɔ fia nunya
wo. 9 Nunya mele tsitsi me o, eye
menye amegã dediwo koe nyaa
nusi le tefe la o. 10 Eyata mebe,
mido tom, nye hã made nye nu-
nyanya afia! 11 Kpɔ da, medzɔ
miafe nyawo sinu, eye melé to
de miafe gɔmesesewo ŋu, be mia-
kpɔ nya vavãa de hĩ! 12 Melé
ŋku de mia ŋu, ke mia dometɔa
deke mena Hiob fe nu de ga alo
do efe nyawo ŋu nɛ o. 13 Đeko
migagblɔ bena: Míedo go nunya,
Mawu koe akpe de dzi, menye
amegbetɔ o. 14 Ke medo nyaa
deke de gbɔnye o; eye menye
miafe nyawo tsɔ ge mala adoeŋu
nɛ o. 15 Dzi de le wo fo, woma-
gate ŋu ado eŋu o, eye gbɔgblɔ
bu de wo.
16 Eye de nyea manɔ lalam,

[a] 24, 11.
[b] Mo. I. 22, 21.
[d] 9, 20; 13, 18; 19, 6.7; 23, 7; 27, 2. 6; 31, 35.
[e] 15, 5; 18, 21; 20, 29; 22, 5.
[f] 10, 9.
[g] 12, 12.
[h] 16,17; 27,6; 31.
[i] 12, 24; 19, 11.
[k] 13, 27.
[l] 36,10; Ps.16,7.
[m] Ps.119,67.71.

esi womele nu fom o, wozi dodoe,
eye nya ŋudodo megale wo ŋu o
laa? 17 Nye hã mado tɔnye nua
ŋu, eye made nye nunya afia!
18 Elabena nya yɔm banaa, eye
helehele tsi akɔta nam. 19 Kpɔ
da, nye dɔme le abe wein, si nu
wotu nu do la ene, eye wòbe, yea-
wó abe lãgbalẽgolo yeye ene.
20 Mafo nu, ne nye akɔta navo;
make nye nuyiwo, eye mado eŋu.
21 Nyemade ame dzi o, eye nye-
mavivi nume na amea deke o.
22 Elabena nyemenya alesi wo-
vivia numee o; anye, ne nye wɔla
adem da bɔbɔe.

**Dziyiyi: Elihu ka ŋku me na Hiob le eya ŋutɔ fe añatsotso na dokui ta. Mawu fe tohehe na ame enye luvɔ fe dede.**

**33.** Azɔ, Hiob, se nye nyawo,
eye nafu to anyi de nye nu-
fofowo katã ŋu! 2 Kpɔ da, meke
nye nu, eye nye ade le nu fom
le nye nu me. 3 Nye nyawo tso
dzi dzadzɛ me, eye nunya, si tso
nye nuyiwo me la dza. 4 Mawu fe
gbɔgbɔe wɔm, eye ŋusẽkatãtɔ fe
gbɔgbɔe gbɔ agbem. 5 Ne ele
ŋuwò la, do ŋu nam; bla akpa de
ŋunye, eye nadze avu di! 6 Kpɔ
da, Mawu tɔe menye abe wò ke
ene, eye [f]tsue woka me nye hãe.
7 Kpɔ da, megana madzi ŋɔ na
wò o, eye nye asi megate de dzi-
wò o!
8 Efo nu de nye to me, eye wò
nyawo di mese be: 9 „Medza, dzi-
dada mele ŋunye o, ŋunye kɔ, eye
vodada mele ŋunye o;[h] 10 kpɔ da,
ekpɔ nane le ŋunye, eye wòbum
abe efe futɔ ene,[i] 11 de ga nye
afɔ de atiboli ŋu, eye wòlé ŋku
de nye mɔwo katã ŋu.“[k] 12 Kpɔ
da, mele eŋu dom na wò be: Tɔ-
wò medzɔ le esia me o, elabena
Mawu kpè wu amegbetɔ. 13 Nu-
kaŋuti nèle dzre wom kplii, le esi
medo wò nyawo katã ŋu na wò
o taa? 14 Elabena Mawu foa nu
le mɔ si kple mɔ keme dzi, ke
womedzea sii o.
15 Le drɔ̃ekuku kple zã me ŋu-
tega me, ne amewo yi alɔ̃ me, eye
wole alɔ̃ dɔm le aba dzi la, 16
eɒua to na amegbetɔwo, eye wò-
doa kpe wofe tohehe dzi,[l] 17 ne
wòate amegbetɔ da le efe nuwɔ-
wɔ ŋu, eye wòade dàdaa le ŋutsu
la me,[m] 18 ne wòaxɔ efe luvɔ tso

yɔdo si me, eye eƒe agbe magatsí
aŋutrɔ nu o. 19 Wotsɔa vevesese
hã hea to nɛ le eƒe aba dzí, eye
eƒe ƒuwo nɔa edum ƒuƒuƒu. 20 Nu-
ɖuɖu nyɔa ŋu nɛ, eye eƒe luʋɔ
nyɔa ŋu eƒe nuɖuɖu lɔlɔ̃a. 21 Lã
vɔ le eŋu, ale be meganya le
kpɔkpɔm o, eye eƒe ƒu, siwo me-
dzena tsã o la, tsi go glaŋglaŋ;
22 ale be eƒe luʋɔ gogo yɔdo, eye
eƒe agbe gogo saɖagatsi.

23 Ke ne dɔla ɖeka, si nye nya-
xɔlaɖakɔtɔ, tso akpewo dome la
va, be yeaɖe nusi nye amegbetɔ
ƒe dɔ la afiae,[f] 24 eye wòve enu
hegblɔ bena: Ɖee, ne magayi yɔ-
do me o, elabena wolé avum la,
25 ekema dzo aɖo eƒe lãme abe
ɖekakpui ene, eye wòagaɖo eƒe
ɖekakpuiŋkekewo me.[g] 26 Edo gbe
ɖa na Mawu, eye wòve enu hekpɔ
eƒe ŋku me dzidzɔtɔe, eye wòɖo
amegbetɔ ƒe dzɔdzɔenyenye teƒe
nɛ. 27 Adzi ha na amewo agblɔ
bena: Mewɔ nuvɔ̃, eye metrɔ gbo
nu dzɔdzɔe la, ke womeɖo eteƒe
nam o. 28 Eɖe nye luʋɔ, ale be
meyi yɔ me o, eye nye agbe kpɔ
dzidzɔ le kekeli ŋu.[i] 29 Kpɔ ɖa,
nusiawo katã Mawu wɔna na ame
zi eve kple zi etɔ̃, 30 ne yeaxɔ
eƒe luʋɔ tso yɔdo si, eye agbe ƒe
kekeli naklẽ nɛ.[k] 31 Hiob, ɖo ŋku
anyi, eye nalé to ɖe ŋunye! Lé wò
nu, eye na maƒo nu! 32 Ne nya
le asiwò la, ekema ɖo ŋu; ƒo nu,
eye matso na wò kpoo; 33 ke ne
mele alea o la, ekema lé to ɖe ŋu-
nye, zi ɖoɖoe, eye mafia nunya wò!

**Elihu ƒe nuƒoƒo evelia: Eka ŋku me na Hiob le nyawo ŋuti. Mawu metea nya dzɔdzɔe ɖe anyi o.**

**34.** Eye Elihu xɔ dzi gblɔ be-
na: 2 Mi nunyalawo, mise
nye nyawo, eye mi nugɔmesela-
wo, milé to ɖe ŋunye! 3 Elabena
to doa nya kpɔna, abe alesi veme
ɖɔa nuɖuɖu kpɔna ene.[o] 4 Mina
míahe nya dzɔdzɔe atu anyi, ne
míadze si nusi nyo la le mia do-
me. 5 Elabena Hiob be: „Tɔnye
dzɔ, gake [p]Mawu gbe afiatsotso
nam;[r] 6 wobum [s]aʋatsokalae, evɔ
wònye tɔnye dzɔ hafi; gbedala
meli na nye [t]aŋutrɔbi o, evɔ wó-
nye nyemeda vo o hafi.“ 7 Afika
amea ɖe le abe Hiob ene, amesi
le diŋudoname nom abe tsi ene,[v]
8 eya kple ame vlowo le ha bɔm,

eye eya kple ame vɔ̃ɖiwo le afɔ
ɖeka dzi?[a] 9 Elabena egblɔ be:
„Menye viɖe na amegbetɔ, ne edze
xɔlɔ̃ kple Mawu o.“[b]

10 Eyata, mi ŋutsu nunyalawo,
milé to ɖe ŋunye! Nede megbe
xaa be, Mawu nawɔ nu vɔ̃ɖi, eye
ŋusẽkatãtɔ nawɔ nu madzɔmadzɔ;
11 ke boŋ eɖoa eteƒe na amegbetɔ
le eƒe nuwɔwɔ nu, eye wònana
wòvaa me na ŋutsu le eƒe zɔ-
zɔme nu.[d] 12 Nyateƒee, Mawu me-
wɔa nu vɔ̃ɖi o, eye ŋusẽkatãtɔ la
metea nya dzɔdzɔe ɖe to o.[e] 13 Ame-
ka tsɔ anyigba de asi nɛ, eye
ameka ɖo xexeme godoo la gɔme
anyi? 14 Ne edia eɖokui tɔ ko, eye
wògbugbɔ eƒe gbɔgbɔ kple eƒe
agbe gagbɔ ɖe eɖokui me la; 15
ekema ŋutilãwo katã nu ayi, eye
amegbetɔ agazu ke.[h] 16 Ne nunya
le asiwò la, ekema se nya siawo,
eye nalé to ɖe nye nyawo ƒe ɖiɖi
ŋu! 17 Ɖe amesi lé fu nya dzɔ-
dzɔe la, ate ŋu aɖu dzia? Eye
ɖe nèbe, yeabu fɔ dzɔdzɔetɔ, si
nye ŋusẽtɔ la? 18 Ɖe wokpɔ mɔ
agblɔ na fia be: yakame, eye na
amegã be: ame vɔ̃ɖia? 19 Eya,
amesi medea amegãwo dzi o, eye
meɖia kesinɔtɔwo ƒe nya wua ame
dahewo tɔ o, elabena wo katã la
eƒe asinuɖɔwɔwɔ wonye. 20 Woku
le aɖabaƒoƒo ɖeka me, dukɔwo ƒe
mo tsyɔ zi le zãtiƒe, eye wo nu
yi; woɖe ŋusẽtɔwo ɖa, ke menye
to amegbetɔwo ƒe asi dzi o. 21 Ela-
bena etsɔ ŋku ɖo amegbetɔ ƒe
mɔwo ŋu, eye wòle eƒe afɔɖeɖe-
wo katã kpɔm.[l] 22 Viviti kple
blukɔa ɖeke meli, si me nu vɔ̃ɖi
wɔla abe ɖo o.[n] 23 Elabena me-
ɖoa ŋkeke na amegbetɔ, be wòa-
va ʋɔnu le Mawu ŋku me o. 24
Egbãa ŋusẽtɔwo gudugudu, eye
wòtsɔa bubuwo ɖoa wo teƒe. 25 Esi
wònya woƒe nuwɔnawo la, eyata
wòtua asi wo ƒua anyi le zã me,
eye woagbã gudugudu. 26 Eƒoa
wo abe ame vɔ̃ɖiwo ene le dutoƒo;
27 elabena woɖe megbe le eŋu,
eye womelé ŋku ɖe eƒe mɔwo ŋu
o, 28 eye womehe ame dahewo
ƒe ɣlidodo va eŋku me, ne wòase
hiãtɔwo ƒe ɣlidodo o.[u] 29 Ne ena
gbɔɖeme va aƒe la, ameka abu
fɔe? Eye ne eɣla eƒe mo la, ameka
ate ŋu akpɔe? Ke eƒe ŋku le du-
kɔwo kple amegbetɔwo katã ŋu,

[a] Ps. 1, 1.
[b] 9, 22.
[d] Ro. 2, 6.
[e] 19, 3.
[f] Heb. 1, 14.
[g] Ps. 103, 5.
[h] Mo. I. 3, 19; Ps. 104, 29.
[i] kp. 18.
[k] Ps. 56, 14; 103, 4.
[l] 31, 4; Lod. 5, 21.
[n] Ps. 139, 11. 12.
[o] 12, 11.
[p] 27, 2.
[r] 33, 9.
[s] 9, 15. 20.
[t] 6, 4.
[u] Mo. II. 22, 22.
[v] 15, 16.

30 be ame vlowo magadu dzi, eye
woanye mɔ̃ka na dukɔ la o.
31 Ɖe amea de gblɔ na Mawu
kpɔbe: Mekpe fu, evɔ wònye nye-
mewɔ vɔ̃a deke o hafia? 32 Nusi
kpɔm nyemele o la, fiaem, eye ne
mewɔ nu madzɔmadzɔa de la, nye-
magawɔe azɔ oa?[b] 33 Ɖe wòado
etefe le wò susu nua? Wò ŋue
nu mele dzedzem o, eyata kpɔ
eme natsɔ, menye nye o. Eye ne
ènya nane la, gblɔe! 34 Nugɔme-
selawo kple nunyala, siwo le to
domem la, agblɔ nam be: 35 „Nu-
nya mele Hiob fe nufofo me o,
eye tamebubua deke mele efe
nyawo me o."[d] 36 Oo, de woate
Hiob akpɔ atradii le ŋudodo, si
wòna abe ame vlowo ene la ta!
37 Elabena etsɔ [e]vɔ̃diwɔwɔ kpe
de efe nuvɔ̃wo ŋu, ele alɔme dem
le mía dome, eye wòle nu gede
fom de Mawu ŋu.

**Elihu fe nufofo etɔ̃lia: Amegbetɔ gblẽa edokui kple konyifafa ko. Mawu drɔ̃a ʋɔnu dzɔdzɔe.**

**35.** Eye Elihu xɔ edzi gblɔ be-
na: 2 Nya nyui enye sia
gblɔm nèle be: „Tɔnye dzɔ wu
Mawu tɔa?"[g] 3 Elabena èle gbɔ-
gblɔm be: Vide ka wònye nam?
Eye ne nyemele nuvɔ̃ wɔm o hã
la, vide ka gɔ̃ wònye nam?[i] 4 Ma-
do eŋu na mia kple xɔ̃wòwo! 5 Fɔ
kɔ te, nalé ŋku de dzifo, eye kpɔ
alilikpo, siwo le tawòme boo la da!
6 Ne èwɔ nuvɔ̃ la, nuka nèwɔe,
eye ne wò nu vɔ̃diwɔwɔ sɔ gbɔ la,
edomee nagbleã?[k] 7 Ne ènye ame
dzɔdzɔe la, nuka tsɔm nèle nɛ?
Alo nuka wòaxɔ le asiwò?[l] 8 Ame
abe wò ene, wò vɔ̃diwɔwɔ ava
dziwò ke; eye wò amegbetɔvi,
wò dzɔdzɔenyenye ava dziwò!
9 Wodoa ɣli le ametedeanyi
gedewo ta, eye wodoa boboe le
ŋusẽtɔ fe alɔkpa ta; 10 ke wome-
gblɔna be: Afika Mawu, nye wɔ-
la, amesi na [o]kafukafuhawo le zã
me, 11 amesi fia nu mí wu anyi-
gba dzi lãwo, eye wòde nunya ta-
gbɔ na mí wu dzifoxewo la le o.
12 Wodo ɣli le ame vɔ̃diwo fe da-
daa ta, ke medo eŋu o. 13 Yaka-
nyawo koe Mawu mesena o, eye
ŋusẽkatãtɔ la meléa ŋku de eŋu
o.[p] 14 [r]Azɔ nèle gbɔgblɔm hã be,
yemele ekpɔm o. Nya la le eŋku
me, dzɔ esi nu ko! 15 Ke azɔ, esi
efe dɔmedzoe mehe to na ame,
eye metsɔ deke le vodada gede-
wo fe nya me o la,[a] 16 eyata Hiob
fo nu yakatsyɔ, eye wòlɔ nyawo
fo di, nunyaa deke mele wo me o.

**Elihu fe nufofo mbetɔ: Eya fia asi Mawu fe dzɔdzɔenyenye kple gãnyenye zi deka.**

**36.** Eye Elihu fo nu yi dzi gblɔ
bena: 2 Kpɔ asinyenu vie.
eye mafia nu wò, elabena nya gali
woagblɔ de Mawu ŋu. 3 Mahe
nye nunya tso adzɔge vɛ, eye
matso na nye wɔla. 4 Elabena
nyatefee, alakpa mele nye nyawo
me o, eye nunyala kpamkpam
enye si le gbɔwò.
5 Kpɔ da, Mawu lolo, efe nu-
nya fe ŋusẽ tri akɔ, ke medoa
vlo amea deke o. 6 [f]Menana ame
vɔ̃diwo nɔa agbe o, eye wòtsona
na hiãtɔwo. 7 Medea efe ŋku da
le ame dzɔdzɔewo ŋu o, eye wò-
nana wobɔbɔ nɔa fiawo gbɔ le
fiazikpuiwo dzi daa, ne woatsi kɔ-
kɔfe. 8 Ne wode kɔsɔkɔsɔ wo,
eye wole hiã fe ka me la, 9 edea
wofe nuwɔwɔ kple wofe dzidada-
wo fiaa wo, le esi wodo wo dokui
de dzi ta: 10 [h]eʋua to na wo de
tohehe la ŋu hegblɔna be, woatrɔ
tso wofe nu vɔ̃di wɔwɔwo me. 11
Ne wodo to, eye wosubɔe la, eke-
ma woawu wofe ŋkekewo nu le
dzɔgbenyuie me kple wofe fewo
nu le dzidzɔ me. 12 Ke ne wome-
do to o la, ekema woatsi aŋutrɔ
nu, eye wo nu ayi le numanya-
manya me. 13 Dɔmedzoe le dzi
ta na ame vlowo, eye ne ede ga
wo la, womefoa koko o, 14 ale
be wokuna le dekakpui dzodzoe
me, eye wofe agbe nɔna abe ma-
trewɔla tɔ ene. 15 Ke etsɔa hiã
dea hiãtɔwoe, eye wòtsɔa xaxa
ʋua [n]to na woe.
16 Ade wò hã tso xaxa fe vɛ
me ayi tefe keke, afisi mexaxa o,
eye nusiwo ava wò kplɔ̃ dzi la, ada
ami nyanyanya. 17 Ke ne ame
vɔ̃di fe afiatsotso yɔ mewò fũ
la, ekema afiatsotso kple tohehe
adze dziwò. 18 Elabena dɔme-
dzoe megaflu wò nayi fewu du
ge o, eye tawòflega gbogboawo
megakplɔ wò trae o. 19 Ɖe wò
ɣli, si nèdo le hiã me kple wò ku-
trikukuwo katã ate ŋu ade nane
nua? 20 Zã, si kplɔ dukɔwo da

a Nyagb. 6, 11.
b 40, 5.
d 38, 2.
e kp. ▪
f Ps. 73, 4. 12.
g 22, 2.
h 33, 16.
i 34, 9.
k 7, 20.
l Ro. 11, 35.
n kp. 16.
o Ps. 42, 9; Dɔ. 16, 25.
p Yoh. 9, 31.
r 23, 8. 9.

le wo tefe fiafiafia la, megano
dzrowòm o. 21 Kpɔ ɖokuiwò dzi
nyuie! Megatrɔ ɖe yakanu ŋu o,
elabena èlɔ̃a eya wu hiã.
22 Kpɔ ɖa, Mawu tsɔa efe ŋu-
sẽ wɔa nu tsuwo; eye ameka nye
[a]nufiala abe eya ene? 23 Ameka
ɖo efe mɔwo nɛ, eye ameka kpɔ
mɔ agblɔ nɛ be: Ewɔ nu manyo-
manyo? 24 Ke boŋ do efe nuwɔ-
wɔ, siwo ŋu amegbetɔwo dzia ha
le la, ɖe dzi! 25 Amegbetɔwo katã
kpɔa dzidzɔ le eŋu, eye kodzo-
gbea kpɔnɛ tsoa adzɔge. 26 Kpɔ
ɖa, Mawu tri akɔ, mele nyanya
me na mí o, eye efe fewo gɔme-
didi meli o. 27 Elabena ehea tsi
toŋtoŋwo yia dzii, eye efe afuwo
dzaa tsi,[d] 28 woɖuɖuna tsoa ali-
likpowo me, eye wonyɔna ɖe ame
geɖewo dzi. 29 Ðe amegbetɔa ɖe
nya, alesi wokekea alilikpowo me,
kple alesi efe agbadɔ dzena
kprrr... laea?[e] 30 Kpɔ ɖa, eke-
ke kekeli ɖe eɖokui dzi, eye wò-
tsɔ afu, si do tso atsiafu me la,
tsyɔ eɖokui dzi.[f] 31 Elabena eya
wòtsɔna hea to na dukɔwo, eye
wònaa nuɖuɖu wo kpaŋkpaŋ. 32
Eyla dzikedzo ɖe efe asiawo kple
eve me, eye wòɖoe ɖa ɖe efe
ketɔwo ŋu. 33 Efe gbeɖeɖe le
boblo domi, eye efe dɔmedzoe
le ŋu ʋãm ɖe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ ŋu.

Elihu fe nufofo nuwuwu: Mawu fe gãnyenye
le ahom me.

**37.** É, esia na nye dzi lã kpo-
kpokpo, eye wòbu ɖe dɔ me
nam. 2 Ðo, mise efe gbeɖeɖe hoo
kple bublu, si dona tsoa efe nu
me la da![h] 3 Eɖea asi eŋu ɖona
ɖe dzifo blibo la te, eye efe dzi-
kedzo ɖea anyigba fe mlɔeanu.
4 Emegbe wòxlɔ̃na, eye wòɖea
gbe fiatɔe, naneke mexea mɔ nɛ
o, ke boŋ wosea efe gbe. 5 Mawu
ɖea gbe nukutɔe, ewɔa nu gã, si
mele nyanya me o. 6 Elabena
egblɔna na [n]sno bena: Dza ɖe
anyigba dzi! eye na [o]tsidzadza
gã be: Ðuɖu yoo! 7 Enana amewo
katã ɖea asi asitɛ me, ne ame-
gbetɔwo katã nadze si efe nuwɔ-
wɔ. 8 Gbemelã yia bebefe, eye
wògbɔna ɖe eme le emlɔfe.[r] 9 Ahom
tsoa dziehe, eye vuvɔ tsoa anyiehe.
10 Mawu fe fufu nana tsi blana,
eye tɔ kekewo foa fuɖeka. 11 Etsɔa

a Ps. 25, 9.
b [illegible]
d 5, 10.
e Ps. 104, 3.
f Ps. 18, 15. 16.
g 28, 12–28.
h Ps. 29, 2.
i 31, 36.
k 34, 36.
l 40, 7.
n Ps. 147, 16.
o 38, 28.
p Lod. 30, 4.
r Ps. 104, 22.

tsi doa agba na alilikpowo, eye
efe dzikedzo kakaa alilikpowo
me; 12 eye wòtrɔna foa xlã go-
doo le efe kpɔkplɔ nu, ne wòawɔ
nusiwo katã wòɖo nɛ la le anyi-
gba bliboa dzi. 13 Enana wòvana,
ne wòatsɔe ahe to na anyigba dzi
nɔlawo loo, alo ne wòawɔ dɔ-
menyo na woe.
14 Hiob, lé to ɖe esia ŋu, zi
ɖoɖoe, eye nalé ŋku ɖe Mawu fe
nukunuwo ŋu! 15 Enya alesi Ma-
wu dɔa dɔwoe, eye wònana ke-
keli dona tsoa efe alilikpowo mea?[b]
16 Ðe ènya alesi alilikpowo nɔa
agba sami, nusi nye nunyala ŋu-
tɔŋutɔ fe nukunuwɔwɔa? 17 Wò,
amesi fe awuwo xɔa dzo, nenye
be, dzieheya na anyigba ɖo ho anyi
la, 18 mi kpakpliie xa dziŋgɔli, si
le abe ahuhɔ̃e, si wokɔ ene la
gobaa? 19 To nusi míaɖagblɔ nɛ
la, na mí! Elabena míate ŋu ahe
nyaa ɖeke ayi eŋku mee o le míafe
viviti la ta. 20 Ðe woaɖagblɔ nɛ
be, mele nu fo gea? Alo ɖe amea
ɖe bi be, woatsrɔ̃ea? 21 Eye azɔ
womele kekeli, si le keklẽm le ali-
likpowo me la, kpɔm o; ke ne ya
fo to edzi la, eŋu kɔna. 22 Sika
tsoa anyiehe, eye atsyɔ̃ɖoɖo, si
dzia ŋɔ la, le Mawu ŋu. 23 Ðu-
sẽkatãtɔ la, amea ɖeke matui o,
efe ŋusẽ tri akɔ, ke metea se
kple dzɔdzɔenyenye blibo ɖe to
o.[g] 24 Eyata amegbetɔ navɔ̃e. Me-
léa ŋku ɖe amesiwo katã bua wo
ɖokui nunyalawoe la ŋu o.

Mawu fe nufofo gbãtɔ le ahom me. Exlẽ nuku-
nuwo le nuwɔwɔ me kple xexeame dziɖuɖu
fia, eye wòmia nu na Hiob.

**38.** Eye Yehowa [i]ɖo ŋu na Hiob
le dziya me gblɔ bena:
2 Amekae tsɔ nufofo, si nunyaa
ɖeke mele eme o la, blu aɖaŋu-
ɖoɖo mee?[k] 3 Tso, nasa avɔ ɖe
ali abe ŋutsu ene; mabía nya wò,
eye nafia num![l]
4 Afika nènɔ, esime meɖo anyi-
gba gɔme anyi? Ne nunya le
tagbɔ na wò la, ekema gblɔe! 5
[p]Ameka ɖo efe dzidzeme? Enyae
tso! Alo ameka da dzidzeka nɛ?
6 Nuka dzi wodo egɔme anyi ɖo,
eye ameka ɖo efe dzogoedzikpe,
7 esime ŋukeyletiviwo katã le
aseye tsom, eye Mawu fe viwo
katã gli kple dzidzɔa? 8 Ameka

tsɔ ʋɔtruwo xe mɔ na atsiaƒu,
esime wódo tso vidzidɔ me?
9 Esime metsyɔ alilikpo nɛ, eye
medzii goŋgoŋ ḍe blukɔ me;[a] a Lod. 8, 29.
10 medo liƒo nɛ, eye mede ga-
meti kple agbo enu 11 hegblɔ be-
na: [b]Afii nava se ḍo, eye màyi b Ps. 104, 8. 9.
ŋgɔ o; eye afii wò tsotsoe kpaka- d Mo. 1. 7, 11.
wo aƒo ḍoa?
12 Le wò agbe me ŋkekewo me
la, ḍe nède se na ŋdi kpɔ, eye
nèfia agudzedze ƒe nɔƒee, 13 ne e 37, 8.
wòalé anyígbatoga aʋuʋu ame
vɔ̃ḍiwo ḍa le eŋua? 14 Etrɔna
abe tsu, si wonyã ene, eye nɔnɔ-
mewo tsia anyi abe avɔ ene. 15
Woaxɔ kekeli le ame vɔ̃ḍi si, eye f Ps. 147, 9.
woaŋe abɔ, si wodo ḍe dzi la.
16 Ɖe nède atsiaƒu dzɔƒe, eye
nèzɔ egɔme kpɔa? 17 Ɖe woʋu
ku ƒe agbo na wò, eye nèkpɔ blu-
kɔ tsiḍitsiḍi ƒe agbo kpɔa? 18
Ekpɔ anyigba ƒe kekemea? Ne
ènya nusiawo katã la, gblɔe!
19 Kekeli gbɔ mɔ ḍe, eye afika
nye viviti ƒe nɔƒe, 20 ne nakplɔ
wo ayi woƒe liƒo dzii, eye nanya
woƒe aƒe gbɔ mɔa? 21 Enyae tso,
elabena ɣemaɣi wodzi wò, eye
wò ŋkekewo ƒe xexlẽme sɔ gbɔ!
22 Ɖe nède afisi wodzra sno
ḍo, eye nèkpɔ afisi woƒo dzikpe-
wo nu ƒu ḍo, 23 esiwo metu ḍo
ḍe xaxaɣi, [g]avuwɔgbe kple aʋa- g Yos. 10, 11.
kpegbe ŋua? 24 Mɔ ka kekeli
mãna tona, eye afika ɣedzeƒeya
tona kakana ḍe anyigba dzi? 25
Ameka ḍo toƒe na tsidzadza gãwo
kple mɔ na dziḍegbe kple dzike-
dzo,[h] 26 ne tsi nadza ḍe anyigba, h 28, 26.
si dzi amegbetɔ mele o, kple gbe-
dadaƒo, afisi amea ḍeke mele o,
27 ne wòana tagba kple gbegbe
naḍi kɔ, eye gbe mumu namie?
28 Ɖe fofo li na tsidzadza, eye
zãmũ ƒe tagegewo la, ameka dzi
wo? 29 Ameka ƒe dɔ mee tsi babla
tso, eye ameka dzi dziƒo ƒe [i]miãtsi i Ps. 147, 16.
bablawo? 30 Tsiwo lia abe kpe
ene, eye tɔwo ŋgɔ bla ḍekae. 31
Wòe saa atifieŋuwo ƒe ka, alo
wòe ḍea ka [k]avũ kple avũtɔa? k 9, 9.
32 Wòe kplɔa ŋukeɣletivi doa
goe, eye wòe kplɔa kokloviṅɔ kple
viawoa? 33 Enya dziƒo ƒe sewoa,
alo wòe ḍoa eƒe dziḍuḍu ḍe anyi-
gba dzia? 34 Àte ŋu aḍe gbe na
alilikpo be, tsi gede nanyẽ atsyɔ
dziwòa? 35 Àte ŋu adɔ dzike-
dzowo, eye woayi ava gblɔ na wò
be: Míawoe nye esia? 36 Ameka
tsɔ nunya ḍo alilikpo tsiḍitsiḍi
me, eye ameka na gɔmesese ya-
menuwo? 37 Ameka tsɔ nunya
xlẽ alilikpowoe, eye ameka trɔ
dziƒotsigoewo ƒo ḍe anyi,[d] 38 ale
be anyigba wɔ agbi heƒuna, eye
anyikɔwo léna ḍe wo nɔewo ŋu?
39 Wòe kaa aḍe na dzatanɔ, eye
nèfaa dɔwuame nu na dzataviwo,
40 ne [e]wotsyɔ akɔ anyi ḍe dowo
me, eye wode xa ḍe ave dodoewo
mea? 41 Ameka ḍaa nuḍuḍu na
akpaviã, ne viawo le ɣli dom na
Mawu, eye wole tsa giãla tsam
nuḍuḍu makpɔmakpɔe?[f]

Dziyiyi: Lãwo ƒe wɔwɔ ḍe Mawu ƒe nunya ḍe go fia.

39. Ènya agamegbɔ̃ewo ƒe vi-
dziɣia? eye ḍe nèdze si ɣe-
yiɣi, si fu ḍua zinɔwoa? 2 Exlẽ
dzinu, alesi fu nɔa wo ƒoa, eye
ènya ɣeyiɣi, si wodzia via? 3 Wo-
dzea klo heda wo viawo ḍi, eye
wovona tso woƒe vevesesewo me.
4 Ɖusẽ ḍoa wo viawo ŋu, eye
wotsina le gbe me, wodzona, eye
womegagbɔna vaa wo gbɔ o. 5
Ameka na ablɔḍe gbetedzi? Eye
ameka tu ka gbetedzi, 6 si metsɔ
gbegbe wɔ aƒe na, eye metsɔ dze-
ƒe wɔ eƒe nɔƒee? 7 Du me howɔ-
wɔ le kokoe ḍim nɛ, eye mele
kplɔla ƒe ɣlidodo sem o. 8 Ele
ŋu tsam na gbeḍuƒe le towo dzi,
eye wòle gbe mumu ḍesiaḍe yo-
me mɔ ḍim. 9 Ɖe tó alɔ̃ asubɔ
wò kpoo, eye wòatsi wò lãto gbɔ
aḍɔa? 10 Ɖe àte ŋu aḍe ka tò
ḍe agbleŋlɔnu ŋu, alo wòagudu
bali me le yowòmea? 11 Ɖe naḍo
ŋu ḍe eŋu, le esi ŋusẽ kako le
esi ta, eye natsɔ wò dɔ agblẽ ḍe
esi mea? 12 Ɖe naḍo dzi ḍe eŋu
be, atsɔ wò agblemenuwo ava
aƒee, eye wòaƒo wo nu ƒu ḍe wò
ava mea?
13 Golonɔ ƒoa aʋala kpakpa-
kpa, ke damixe ƒe aʋala kple fu
ye wònyea? 14 Kpao, hafi boŋ
eḍaa eƒe azi ḍe anyígba, eye wò-
nana ke dzodzoe ƒoa wo; 15 ke
eŋlɔnɛ be, be woaḍo afɔ edzi, eye
gbemelãwo agbãe. 16 Esẽa ŋuta
le viawo ŋu, abe menye etɔ wo-
nye o ene; eye ne eƒe agbagba-
dzedze zu dzodzro hã la, ŋɔ me-

dzinɛ o. 17 Elabena Mawu na
nunya bu ɖee, eye mena gɔme-
sesea ɖekee o. 18 Ne edzo ʋa-
ʋaʋa la, ekoa sɔ kple edola.
19 Wòe na ŋusẽ sɔa, eye wòe
tsɔ kɔdza tsyɔ kɔ ŋu nɛa? 20
Wòe na wòdzoa kpo abe ʋetsuvi
enea? Eƒe gbɔgbɔ fuxefuxe enye
ŋɔdzi. 21 Ele anyigba kam, ekpɔa
dzidzɔ le eƒe ŋusẽ ŋu, eye wò-
yina ɖakpea akpablalawo. 22 Vɔ-
vɔ̃ doa nukokoe nɛ, ŋɔ medzinɛ
o, eye metrɔa megbe dea yi o.
23 Daku, akplɔ kple tunuhlo le zi
dom ɖe eŋu. 24 Enyrã, eye wò-
dze agbo heka anyigba le dadam,
eye ne kpẽ ɖi hã la, metɔna o.
25 Ne kpẽ ɖi la, exlɔ̃na be: Edo
dzi loo! Aʋa kple aʋafia ƒe gbe-
ɖeɖe kpakple aʋaɣli ƒe ya le
edzi dzem tso adzɔge ke!
26 Wò nunya nue aʋako dzona,
eye wòkekea eƒe aʋala ɖoa ta
dziehe lena? 27 Ɖe hɔ̃ dzona le
wò nya nu, eye wòwɔa eƒe atɔ
ɖe kɔkɔƒea? 28 Enɔa agakpewo
dzi, eye wòwɔa atɔ ɖe agakpewo
to kple towo ƒe tsutsuẽaƒe. 29 Afi-
ma wòtsaa ŋu nuɖuɖu tsona, eye
eƒe ŋku kpɔa keke didiƒe ke. 30
Viawo noa ʋu, eye [a]afisi ame tsia-
ʋawo le la, afima wònɔna.

a Xab. 1, 8; Mat. 24, 28.

Hiob bɔbɔ eɖokui ɖe Mawu te.

b Yes. 27, 1.

**40.** Eye Yehowa ɖo ŋu na Hiob
gblɔ bena: 2 [d]Ɖe nyahe-
ɖeameŋula ahe nya kple ŋusẽka-
tãtɔa? Amesi fia nyanyɛ Mawu
la, neɖo eŋu! 3 Tete Hiob ɖo ŋu
na Yehowa gblɔ bena: 4 Kpɔ ɖa,
nyemele ɖeke me o, nya ka ma-
tsɔ aɖo eŋu na wò? Maɖo asi nu.

d Yes. 45, 9.

Mawu ƒe nuƒoƒo evelia le ahom me. Eɖe eƒe ŋusẽ ɖe go fia le Nil-tɔsisi me nyi kple lowo ŋuti.

5 Meƒo nu zi ɖeka, eye meɖe
nu le eme; meƒo evevea, eye nye-
magawɔe azɔ o. 6 Tete Yehowa
ɖo ŋu na Hiob le dziya me gblɔ
bena: 7 Sa avɔ ɖe ali abe ŋutsu
ene, mabia nya wò, eye nafia num![e]
8 Ɖe nagblẽ nye afiatsotso me,
eye nabu fɔm be, tɔwòe nye dzɔ-
dzɔea? 9 Ɖe abɔ le asiwò abe
Mawu ene, eye nate ŋu aɖe gbe
abe eya enea?[f] 10 Ekema tsɔ
bubu kple gãnyenye ɖo atsyɔ̃e, eye
nado fianyenye kple ŋutikɔkɔe!
11 Trɔ wò dɔmedzoe ƒo ɖe anyi

e 38, 3.

f 37, 5.

duu, fɔ ŋku ɖe dadalawo katã dzi,
eye nabɔbɔ wo ɖe anyi! 12 Lé
ŋku ɖe dadalawo katã dzi, te wo
ɖe anyi, eye naho ame vɔ̃ɖiwo ɖa
le wo teƒe! 13 Ɖi wo katã ɖe ke
me, eye natu nu ɖe woƒe mo nu
ɖe blukɔ me! 14 Ekema nye hã
makafu wò be, wò nuɖusi xɔ na
wò.
15 Kpɔ tɔmenyi, si mewɔ kpe
ɖe ŋuwò ɖa! Eɖua gbe abe nyi
ene. 16 Kpɔ ɖa, eƒe ŋ̃usẽ le eƒe
ali me, eye eƒe ŋusẽ le eƒe ƒodo-
kawo me. 17 Eli eƒe asike ɖe dzi
abe sederti ene, eye eƒe atagbo
me kawo ɖo wo nɔewo me kunya-
kunya. 18 Eƒe ƒuwo le abe akɔ-
bliyetiwo ene, eye eƒe ƒuwo le
abe gakpɔti ene. 19 Eya nye Ma-
wu ƒe nuwɔwɔwo ƒe gbãtɔ, eye
ewɔla tsɔ yi de asi nɛ. 20 Ela-
bena nuɖuɖu miena ɖe towo dzi
nɛ, eye gbemelãwo katã ɖia adzɔ
le afima. 21 Egbɔna ɖe eme le
tɔŋgɔtreƒe te, eye wòɣlana ɖe
aƒlawo me le si me. 22 Agu-
ŋgbawo do vɔvɔli ɖe edzi, eye
amutiwo ɖe to ɖee. 23 Kpɔ ɖa,
ne tɔsisi de ati ʋɔ me la, dzika
metsoa eƒo o, eye ne Yordan le
ƒoƒom ɖe nuti ŋu nɛ hã, enɔa anyi
bɔkɔɔ. 24 Ɖe amea ɖe ate ŋu
alée le ŋgɔdze, eye wòaƒo ka ɖe
ŋɔti me nɛa?
25 Ɖe nate ŋu atsɔ ƒu aɖee [b]loo,
eye natsɔ ka amimi eƒe aɖe ɖe
anyia? 26 Ɖe nate ŋu aƒo keti
ɖe ŋɔti me nɛ, eye natsɔ ƒu aŋɔ
alɔxatsa nɛa? 27 Ɖe wòaƒo koko
na wò ʋuu, eye wòaƒo nu kpli wò
kple gbe bɔlɔea? 28 Ɖe wòabla
nu kpli wò, eye natsɔe awɔ dɔ-
lae tegbeea? 29 Ɖe naƒe le eŋu
abe xevi ene, eye nade kae na
wò nyɔnuviwoa? 30 Ɖe ɖɔkplɔ-
lawo doa asi ɖe eŋu, eye womãnɛ
ɖe asitsalawo domea? 31 Àte ŋu
aŋɔ eƒe ayi kple akplɔ, eye naƒo
ʋã ɖe eƒe ta? 32 Ka asi eŋu
kpɔ, eye nanyae be, avu wòanye!
Mágawɔe evevea o.

Nuƒoƒo le lo ŋu dziyiyi.

**41.** Kpɔ ɖa, eƒe mɔkpɔkpɔ azu
dzodzro: ne ekpɔe tete ko
la, aɖo baba ɖe anyi. 2 Amea
ɖeke medoa nu tamee, be wòaʋu-
ʋui o; eye ameka ate ŋu anɔ te
ɖe nunye? 3 Ameka tre nu na-

nam, ne mado etefe nɛ? Nusiwo
le dzifo blibo la te la, tɔnye
wonye.
4 Nyemazi dodoe le efe ŋuti-
nuwo, efe ŋusẽ gbogboawo kple
efe nɔnɔme dzeani la ŋu o. 5 Ame-
ka aklo avɔ le eŋu, eye ameka
ado efe aduwo domee? 6 Ameka
aʋu efe ŋku me ʋɔtruwo? Dɔdzi
fo xlã efe aduwo. 7 Efe akpo-
xɔnu trikpawo nye adegbefonu,
eye wolé de wo nɔewo ŋu kpadi-
kpadi. 8 Womimi de wo nɔewo
ŋu, ale be ya metoa wo domee
o. 9 Ɖesiade ku de nɔvia ŋu, eye
wode alɔ wo nɔewo me, ale be
womate ŋu amã o. 10 Efe nye-
nyẽ kea dzo, eye efe ŋkuwo le
abe agudzedze fe adabawo ene.
11 Kakati bibiwo dona tsoa efe
nu me, eye dzoxiwo hlẽna ŋeŋe-
ŋe. 12 Dzudzɔ dona tsoa efe ŋɔti
me, abe alesi wòdona tsoa ze, si
te wotsɔ keti do dzo do wòle fie-
fiẽm la me ene. 13 Ne egbɔ la,
akawo léa dzo, eye dzofadewo
dona tsoa efe nu me. 14 Ŋusẽ le
efe kɔ me, eye ŋɔdzi le ye dum
le eŋgɔ. 15 Efe dɔyi medzɔ gbloyi
o, ke boŋ edo akpa de eŋu kpa-
dikpadi. 16 Efe dzi do akpa abe
kpe ene, edo akpa abe te ene.
17 Ne etso la, dzidzi foa ŋusẽtɔ-
wo, eye ŋɔdzi nana woluluna. 18
Ne wotsɔ lãnu de eŋu, edanye yi
alo akplɔ o, edanye flavi alo aŋu-
trɔ o la, exɔa akpo. 19 Ebua ga
yibɔ abe gbe fufu ene kple akɔbli
abe ati nyunyɔ ene. 20 Aŋutrɔ
menyãnɛ o, eye akafokpewo nɔna
nɛ abe ahɔ̃liti ene. 21 Ebua kpo-
viakpoe abe ahɔ̃liti ene, eye ne
akplɔ le ʋɔ lũm la, edia kokoe
nɛ. 22 Efe dɔmegbɔ nye sonu-
gaglɛ dadɛwo, eye wòdena de ba
me abe lufotasiadam ene. 23 Ena-
na tɔ gɔme fiẽna wlɔwlɔwlɔ abe
nudaze me ene, eye wòbiua atsia-
fu abe amidaze me ene. 24 Eyome
dea mumutsi, eye tɔa dzi funa tii.
25 Etɔgbea deke mele anyigba
dzi o; nuwɔwɔ, si ŋɔ medzina o
la, wònye. 26 Eklẽa ŋku de nu
gãwo katã; eya nye fia de lã da-
dadzrawo katã dzi.

Hiob trɔ dzime.

**42.** Tete Hiob do ŋu na Yeho-
wa gblɔ bena: 2 Azɔ me-
nyae be, àte ŋu awɔ nuwo katã,
eye nusi nèdo la, mesesẽna na
wò o. 3 [a]Ameka tsɔa numanya-
manya tsyɔa adaŋudede dzia?
Eyata [b]megblɔ nya, siwo gɔme
nyemese o, kple nusiwo kɔ wum,
eye nyemedze si wo o la. 4 Ɖo
to, ne mafo nu; mabia nya wò,
eye nafia num![d] 5 Wogblɔ nya
le ŋuwò mese; ke azɔ la nye ŋku-
wo kpɔ wò. 6 Eyata megbe nye
nyawo, eye wovem le ke kple
afi me.

Mawu tso afia na Hiob le xɔlɔ̃awo ŋku me.

7 Eye wòva me, esi Yehowa
fo nusiawo kple Hiob vɔ megbe
la, Yehowa gblɔ na Temanitɔ Eli-
faz bena: Nye dɔmedzoe bi de
mia kple xɔ̃wò eveawo ŋu, ela-
bena miefo nu nyuia deke le
ŋunye abe nye dɔla Hiob ene o.
8 Eyata milé nyitsu adre kple
agbo adre, eye miyi nye dɔla Hiob
gbɔ, ne wòasa numevɔ na mi,
eye nye dɔla Hiob [c]nade kuku
de mia ta; elabena eya ke fe ŋku
me makpɔ, hafi nyemado bome-
tsitsi la tefe na mi o; elabena
miefo nu nyuia deke le ŋunye abe
nye dɔla Hiob ene o. 9 Tete Te-
manitɔ Elifaz, Suaxtɔ Bildad kple
Naamatɔ Zofar woyi dawɔ, abe
alesi Yehowa gblɔ na wo ene;
eye Yehowa kpɔ Hiob ŋku me.

Mawu yra Hiob wu tsã.

10 Eye Yehowa gado Hiob tè,
le esi wòde kuku de xɔlɔ̃awo ta
la ŋuti; eye Yehowa dzi nusiwo
katã nɔ Hiob si tsã la, de dzi [f]zi
gbɔ zi eve. 11 Eye nɔviaŋutsuwo
kple nɔvianyɔnuwo katã kpakple
efe ame nyanyɛ tsãtɔwo katã va
egbɔ; wodu nu kplii le efe me,
eye wodo baba nɛ hefa akɔ nɛ le
dzɔgbevɔ̃e, siwo katã Yehowa he
va edzi la ta, eye wo dome ame-
siame tsɔ kesita dekadeka kple
sikasigɛ dekadeka nɛ. 12 Yeho-
wa yra Hiob fifia wu tsã, eye alẽ
akpe wuiene, kpoɔɔ akpe ade, nyi
eveve tefe akpe deka kple tedzi-
nɔ akpe deka nɔ esi. 13 Ŋutsuvi
adre kple nyɔnuvi etɔ̃ nɔ esi. 14
Ena ŋkɔ nyɔnuvi gbãtɔ be Yemi-
ma, evelia be Kezia, eye etɔ̃lia
be Keren-Hapux. 15 Womekpɔ
nyɔnu dzetugbea deke le anyi-
gba blibo la dzi abe Hiob vinyɔ-
nuwo ene o; eye wo fofo na [g]anyi-

[a] 38, 2. [b] Lod. 28, 13; Yoh. 1. 1, 9. [d] 38, 3. [c] Xez. 14, 14. [f] 8, 7. [g] Mo. IV. 27, 8 v. 11.

gba wo de wo noviŋutsuwo dome.
16 Esia megbe Hiob ganɔ agbe ƒe
alafa ɖeka kple blane, eye wò-
kpɔ viawo kple eƒe tɔgbuiyɔviwo,
dzidzime ene sɔŋ. 17 Hiob tsi, eye
agbenɔnɔ tii, hafi wòku.[a]

a Mo. I. 25, 8.

---

# PSALMOWO.

---

## AGBALẼ GBÃTɔ.

Mawuvɔ̃la kple mawumavɔ̃la.

1. Woayra amesi mezɔna ɖe ame
vɔ̃ɖiwo ƒe aɖaŋuɖoɖo nu o,
amesi metsia tsitre ɖe nuvɔ̃wɔla-
wo ƒe mɔ dzi o, eye menɔa anyi
ɖe fewuɖulawo ƒe ha me o;[b] 2 ke
boŋ [d]ekpɔa dzidzɔ le Yehowa ƒe
se la ŋu, eye [g]wòɖea ŋugble le
eƒe se la ŋu zã kple keli. 3 Eya-
ma [i]ɖi ati, si wodo ɖe tɔʋuwo
to, si tsena le etseɣi, eye eƒe aŋgba-
wo melũa xe o; eye nusianu, si
wòwɔna la, ewɔnɛ wua nu nyuie![h]
4 Ame vɔ̃ɖiwo ya mele alea o,
ke boŋ wole abe tsro, si ya lɔna
ɖe nu ene.[l] 5 Eyata ame vɔ̃ɖiwo
manɔ te le ʋɔnuɖɔdrɔ̃ me o, eye
nuvɔ̃wɔlawo manɔ te ɖe ame dzɔ-
dzɔewo ƒe ha me o. 6 Elabena
Yehowa [n]nya ame dzɔdzɔewo ƒe
mɔ, ke ame vɔ̃ɖiwo ƒe mɔ buna
gbidi.

b 119, 1; 26, 4; Lod. 4, 14; Yer. 15, 17.
d Fil. 2, 12; Heb. 12, 28.
e Sam. I. 10, 1.
f 119, 35. 47. 70. 97.
g Yos. 1, 8; Mo. V. 6, 7.
h 34, 9; 84, 13; Yes. 30, 18.
i 92, 13-16; Yer. 17, 8.
k Sam. II. 15, 14.
l 35, 5; Hi. 21, 18; Hos. 13, 3.
n 37, 18; Hi. 23, 10; Tim. II. 2, 19.
o 84, 12.

Nyagblɔɖi le Mawuvi la ƒe fiaɖuƒe kple futɔwo dziɖuɖu ŋuti.

2. Nukaŋuti dukɔwo le nya-
nyrãm, eye anyigba dzi dukɔ-
wo le tame bum dzodzro?[r] 2 Anyi-
gba dzi fiawo tso, eye amegãwo
ƒo takpli ɖe aɖaŋu me ɖe Yeho-
wa kple eƒe amesiamina ŋu.[t] 3 Mi-
na míatso woƒe kawo, eye míaɖe
woƒe gawo aƒu gbe le mía ŋu![v]
4 Amesi bɔbɔ nɔ dziƒo la, le
nu kom, eye Aƒetɔ la le alɔme
ɖem le wo ŋu.[x] 5 Emegbe aƒo nu
kpli wo le eƒe dɔmedzoe me, eye
wòaɖo ŋɔdzi na wo le eƒe dziku
me.[a] 6 Ke nye la meɖo fianye le
Zion, nye to kɔkɔe la dzi.
7 Mele tameɖoɖo la gblɔ ge afia:
Yehowa gblɔ nam be: [b]Vinye nè-
nye, egbea medzi wò.[d] 8 Biam,
eye matsɔ dukɔwo awɔ wò do-
menyinu kple anyigba ƒe mlɔe-
nuwo awɔ tɔwòe! 9 Atsɔ [e]gati-
kplɔ ato wo nyanyanya, eye agbã
wo abe zemela ƒe ze ene!
10 Eyata mi fiawo, midze nu-
nya, eye mina woaxlɔ̃ nu mi, mi
anyigba dzi ʋɔnudrɔ̃lawo! 11 Mi-
subɔ Yehowa kple vɔvɔ̃, eye mi-
tso aseye kple dzodzo nyanya-
nya![d] 12 [f]Migbugbɔ nu na via,
be magado dɔmedzoe, eye mia-
tsrɔ̃ le mɔ ta o! Elabena esusɔ
ʋee, eƒe dɔmedzoe nafla.[h] Woayra
amesiwo katã sii tso la!

p 4, 9; Lod. 3, 24.
r Dɔ. 4, 25–30.
s 27, 3.
t Nyad. 11, 18; 19, 19.
u 58, 7.
v Yer. 2, 20; 5, 5; Lu. 19, 14.
y Yer. 3, 23.
x 37, 13; 59, 9.
a Yes. 34.
b 89, 27-30; Dɔ. 13, 33; Heb. 1, 5; 5, 5.
d Dan. 7, 13. 14.
e Nyad. 2, 27; 12, 5; 19, 15.

Dziɖoɖo ɖe Mawu ŋu le futɔwo katã ŋuti.

3. Dawid ƒe ha, esime wòsi le
via Absalom nu.[k]
2 Yehowa, aleke nye ketɔwo sɔ
gbɔ ale! Ame geɖewo tso ɖe ŋu-
nye. 3 Ame geɖewo le gbɔgblɔm
le ŋunye be: Xɔnamea ɖeke mele
Mawu gbɔ nɛ o! Sela.
4 Ke wò, Yehowa, enye nye
akpoxɔnu kple nye bubu, eye wòe
fɔ nye ta ɖe dzi.[o] 5 Metsɔ gbenye
yɔ Yehowa, eye wòtɔ nam tso eƒe
to kɔkɔe la dzi. Sela.
6 Memlɔ anyi, eye medɔ alɔ̃;
meganyɔ, elabena Yehowa lém
ɖe asi.[p] 7 Ame akpe nane, siwo
ho ɖe to ɖem godoo la, mele ŋɔ
dzim nam o.[s] 8 Tso, Yehowa, nye
Mawu, xɔ nam! Elabena wòe ƒo
tome na nye futɔwo katã, eye
nɔŋe aɖu na ame vɔ̃ɖiwo.[u] 9 Ye-
howa si me xɔname le. Wò ya-
yra neva wò dukɔ dzi! Sela.[y]

Dawid ƒe ŋkɛ gbedodoɖa kple dziɖeƒo le xɔse me ɖe futɔwo ŋu. Mawu do ŋukpe xɔlɔ̃awo le vɔvɔ̃ ta.

4. Dawid ƒe ha na kasaŋkutɔ-
wo ƒe henɔ.
2 Ne meyɔ wò la, tɔ nam, nye
dzɔdzɔenyenye ƒe Mawu, wò ame-
si na alɔmeɖeƒem le xaxa me; ve
nunye, eye nase nye gbedodoɖa!
3 Mi ŋutsu ƒe viwo, zi nenie mia-
ɖi gbɔ nye bubu, yakanu nanɔ
mia ŋu nyom, eye mianɔ aʋatso

yome dim? Sela. 4 Ke minyae
be, Yehowa [a]tia mawumeme na
edokui! Yehowa sene, ne meyɔe.
5 Dzi ɲeku mi, [b]ke migawɔ nuvɔ̃
o! Mifo nu le dzi me le miafe
[d]abawo dzi, eye mizi dodoe! Sela.
6 [e]Misa dzɔdzɔenyenyevɔ, eye mi-
do ŋu ɖe Yehowa ŋu!
7 Ame geɖewo le gbɔgblɔm be:
Ameka ana miakpɔ nu nyui kple
ŋku? Oo, Yehowa, [g]na wò ŋku me
kekeli naklẽ ɖe mía dzi! 8 Ede
dzidzɔ nye dzi me wu wo le ɣe-
yiɣi, si me bli kple wein bɔ ɖe
wo si. 9 [k]Mamlɔ anyi le ŋutifafa
me adɔ alɔ̃ enumake: elabena wò
Yehowa ɖeɖeko ana manɔ dedie.

Dawid fe ŋdi gbedododa le dzidodo ɖe Mawu ŋu me, eye wòbia kpekpedeŋu tso Mawu gbɔ le efe futɔwo ŋuti.

## 5. Dawid fe ha na dzekulawo fe henɔ.

2 Yehowa, nye nyawo nede to
me na wò, se nye hũɖeɖe, 3 eye
nalé to ɖe nye ɣlidodo ŋu, [o]fianye
kple Mawunye, elabena wòe mele
gbe dom ɖa na. 4 Yehowa, se
gbenye le ŋdi, medzra ɖo ɖe ŋu-
wò le ŋdi hele asiwò nu kpɔm.
5 Elabena Mawu, si nu tovo wɔ-
wɔ medzea eŋu o la, nènye: nu
vɔ̃ɖi wɔla menɔa gbɔwò o. 6
Adegbefolawo menɔa te ɖe ŋku-
wò me o; èléa fu nu vlo wɔlawo
katã. 7 Etsrɔ̃a aʋatsokalawo; Ye-
howa tsria hlɔ̃me kple alakpatɔ.
8 Ke nyea mage ɖe afewò me le
wò amenuveve geɖe la nu, eye
mavɔ̃ wò ahade ta agu ɖe wò
gbedoxɔ kɔkɔe la nu.[r]
9 Yehowa, kplɔm le wò dzɔ-
dzɔenyenye la nu le nye ketɔwo
ta; ta wò mɔ ɖe ŋgɔnye! 10 Ela-
bena nya vavãa ɖeke mele wofe
nu me o, gbegblẽ le wofe dzi me,
wofe [v]veme enye yɔdo nuvo, eye
wovivia nu me kple wofe aɖe.
11 Mawu, bu fɔ wo! Wofe ada-
ŋudedewo netsɔ wo fu anyi, tu asi
wo fu anyi le wofe dzidada gbo-
gboawo ta, elabena wodze aglã
ɖe ŋuwò! 12 Amesiwo katã doa
ŋu ɖe ŋuwò la, nakpɔ dzidzɔ, woa-
tso aseye tegbee, elabena èkpɔ wo
ta; amesiwo katã lɔ̃ wò ŋkɔ la,
nado ɖe ŋuwò hoo![y] 13 Yehowa,
wòe yraa ame dzɔdzɔe, eye [z]nè-
tsɔa amenuveve foa xlãe abe
akpoxɔnu ene.

[a] 17, 17.
[b] Ef. 4, 26.
[d] 16, 17.
[e] 51, 19. 21.
[f] 38, 2; Yer. 10, 24.
[g] Mo. IV. 6, 25.
[h] 51, 10.
[i] 13, 2. 3.
[k] Mo. III. 26, 6; Ps. 3, 6.
[l] 30, 10; 88, 11; 115, 17.
[n] 31, 10; Hi. 17, 7.
[o] 84, 4.
[p] 35, 4. 26; 40, 15.
[r] Sam. I. 24, 10; 26, 19; Sam. II. 16, 5—11.
[s] 28, 8.
[t] 10, 8. 9.
[u] Hi. 31, 7—34.
[v] Ro. 3, 13.
[y] 40, 17.
[z] 103, 4.
[a] 18, 21—27.

Dawid do dzimetɔtrɔgbe ɖa, le esime wòle ŋutilã kple luvɔ fe fukpekpe te. Duɖoɖo ɖe Mawu fe kpekpedeŋu ŋu.

## 6. Dawid fe ha na gbe gã kasa-ŋkutɔwo fe henɔ.

2 Oo, Yehowa, megaka mo nam
le wò dɔmedzoe me o, eye me-
gahe to nam le wò dziku me o![f]
3 Yehowa, ve nunye, elabena nu
te ŋunye belibeli; da gbe le ŋu-
nye, elabena ŋɔdzi lé nye fuwo![h]
4 Dzidzi fo nye luvɔ ŋutɔ! Eye
wò Yehowa, vaseɖe ɣekaɣie?[i]
5 Yehowa, trɔ kɔ, ne naɖe nye
luvɔ, xɔ nam le wò amenuveve
la ta! 6 Elabena ŋkuɖoɖo dziwò
meli le ku me o, eye ameka akafu
wò le tsiẽfe![l] 7 Meɖea hũ ʋuu
ɖedi tea ŋunye, mefoa aɖatsi nye
aba bekee zã sia zã, eye aɖatsi
foa nye dɔfe. 8 Nuxaxa na nye
ŋkuwo lé ayi, nu te wo ŋu le
nye ketɔwo katã ta.[n]
9 Mi nu vlo wɔlawo katã, mite
ɖa le gbɔnye, elabena Yehowa se
nye avigbe la. 10 Yehowa se nye
kokofofo, Yehowa xɔa nye gbe-
dododa alɔ eve. 11 Ŋu akpe nye
futɔwo katã, eye dzidzi afo wo
ŋutɔ; woagbugbɔ, eye wofe mo
atsi dã enumake.[p]

Dawid kpɔ mɔ na Mawu dzɔdzɔetɔ la be, aɖe ye le yefe futɔwo si me.

## 7. Dawid fe konyifaha, si wòdzi na Yehowa, le Benyamintɔ Kus fe nyawo ta.[r]

2 Yehowa, nye Mawu, mesi wò
tso, xɔm tso yonyemetilawo katã
si me, eye nadem, 3 ne woma-
galém avuvu abe [t]dzata ene, eye
xɔnametɔa ɖeke manɔ anyi o!
4 Yehowa, nye Mawu, ne mewɔ
nusia, nu tovo lé ɖe asi ŋu nam,[u]
5 eye mewɔ vɔ̃ ɖe xɔ̃nye ŋu la,
— evɔ wònye meɖe amesi lé fum
yakatsyɔ la hafi — 6 ekema futɔ
neti yonyeme, eye wòatum, ne-
fanyam ɖe anyigba, eye wòate
nye bubu ɖe ke me! Sela.
7 Tsi tre, Yehowa, le wò dɔ-
medzoe me; tso ɖe nye ketɔwo fe
agbodzedze ŋu, eye nadzɔ ŋunye,
wò amesi ɖo ʋɔnudɔdrɔ̃ anyi la!
8 Dukɔwo fe amehawo ɖe to ɖe
wò, to wo dzi nagbugbɔ ayi dzi-
fo! 9 Yehowa enye dukɔwo fe ʋɔ-
nudrɔ̃la. Drɔ̃ ʋɔnum, Yehowa, ɖe
nye [a]dzɔdzɔenyenye kple fɔmaɖi-

madi, si le ŋunye la nu! 10 Na [a]ame
võdiwo ƒe nu võdi wɔwɔ nu na-
tso, eye nali ke ame dzɔdzɔe la; ela-
bena wò, Mawu dzɔdzɔe la, [b]èdzroa
dziwo kple ayikuwo me kpɔna.
11 Nye akpoxɔnu le Mawu si,
eya xɔna na amesiwo ƒe dzi toa
mɔ ɖeka la.[d] 12 Mawu enye ʋɔ-
nudrɔ̃la dzɔdzɔe kple Mawu, si
dzi kuna ɖaa.[e] 13 Ne amea ɖe me-
trɔ tame o la, enyrea eƒe yi, evua
eƒe da me ɖi, eye wònɔa adeklo
dzi.[g] 14 Edzidzenɛ kple lãnuwo,
eye wòdraa dzo eƒe aŋutrɔwo.
15 Kpɔ ɖa, nu võdi wɔwɔ ƒe fu le
eɖum; efɔ dzɔgbevõe ƒe fu, eye
wòava dzi alakpa. 16 Ede ʋe,
eye wòwlu eme, ke ege dze do,
si wòɖe la me.[k] 17 Eƒe dzɔgbe-
võe trɔ va eƒe ta dzi, eye eƒe ŋu-
tasesẽ gbugbɔ va dze eƒe dzo-
dome. 18 Makafu Yehowa le eƒe
dzɔdzɔenyenye ŋuti, eye manyɔ
Yehowa, dziƒoʋĩtɔ la, ƒe ŋkɔ.

Mawu ƒe gãnyenye ɖe edokui fia le nuwɔwɔ me.
Amegbetɔvi la ƒe bɔbɔɖanyi kple dododedzi.

8. Dawid ƒe ha na henɔ la, ne
woadzi ɖe Gatitɔwo tɔ nu.
2 Yehowa, mía Aƒetɔ, wò amesi
na wò ŋutikɔkɔe gbagba gbɔ dziƒo
ta, ale gbegbe wò ŋkɔ dzeani le
anyigba blibo la dzii! 3 [p]Ɖeviwo
kple vi nonowo ƒe nu me nèli
ŋusẽ anyi ɖo le wò ketɔwo ta, ne
nana ketɔwo kple hlɔ̃bialawo ƒe
nu natɔ kpe. 4 Ne mekpɔ wò
[s]dziƒowo, siwo nye wò asinudɔ-
wɔwɔ, ɣleti kple ɣletiviwo, siwo
nèwɔ la, 5 [u]nuka nye amegbetɔ,
be nèɖoa ŋku edzi, kple amegbe-
tɔvi, be nèléa ŋku ɖe eŋu? 6 Esu-
sɔ vie, nèna wòsɔ kple Mawu kloe,
eye nètsɔ bubu kple ŋutikɔkɔe
ɖo nɛ.[y] 7 Ètsɔe ɖo wò asinudɔ-
wɔwɔwo nu, eye nètsɔ nuwo katã
de eƒe afɔ te:[a] 8 alẽwo kple nyi-
wo siaa hekpe ɖe gbemelãwo hã
ŋu, 9 dziƒoxeviwo kple fumelãwo
kpakple nusianu, si zɔa atsiaƒu
me. 10 Yehowa, mía Aƒetɔ, ale
gbegbe wò ŋkɔ dzeani le anyi-
gba blibo la dzii!

Dawid dzi akpedaha na Mawu le ɖeɖe tso futɔwo
si me ŋuti, eye wòɖe kuku nɛ bena, wòagakpe
ɖe ye ŋu.

9. Dawid ƒe ha na henɔ la, ne
woadzi ɖe „Ɖutsuvi la ƒe ku“
ƒe gbeɖiɖi nu.
2 Makafu Yehowa tso dzi blibo
me, eye maxlẽ wò nukunuwɔwɔ-
wo katã afia. 3 Makpɔ dzidzɔ, dzi
adzɔm ɖe ŋuwò, eye manyɔ wò
ŋkɔ, wò dziƒoʋĩtɔ, 4 le esi nye
futɔwo te gbugbɔ ɖe megbee, wo-
dze anyi, eye wotsrɔ̃ le ŋkuwò
me ta. 5 Elabena wòe tso nye nya
kple nye kodzoɖoɖo la wòɖe go;
èbɔbɔ nɔ fiazi dzi, wò ʋɔnudrɔ̃la
[f]dzɔdzɔe. 6 Ehe nya ɖe dukɔwo
ŋu, ètsrɔ̃ ame võɖiwo, eye nè-
tutu woƒe ŋkɔ ɖa ɖikaɖika. 7 Wo-
tsrɔ̃ futɔwo, wogbã woƒe duwo
wozu aƒedo ɖikaa, eye [h]ŋkuɖoɖo
wo dzi megali o. 8 Ke Yehowa
li tegbee, eye wòɖo eƒe fiazikpui
anyi gli ɖe ʋɔnudɔdrɔ̃ ŋu.[i] 9 Adrɔ̃
ʋɔnu xexeame godoo ɖe eteƒe, eye
wòatso afia dzɔdzɔe na anyigba
dzi dukɔwo.[l] 10 Yehowa enye mɔ̃
sesẽ na hiãtɔwo, enye mɔ̃ sesẽ le
xaxaɣiwo me. 11 Amesiwo dze
si wò ŋkɔ la, ɖoa ŋu ɖe ŋuwò;
elabena wò, Yehowa, mègbléa
amesiwo dia yowòme mɔ la ɖi o.
12 Midzi kafukafuha na Yehowa,
[n]amesi le Zion, miɖe gbe ƒã eƒe
nutsuwɔwɔwo le dukɔwo dome!
13 Elabena [o]ebia hlɔ̃ hlɔ̃dolawo,
eɖoa ŋku wo dzi, eye meŋlɔa hiã-
tɔwo ƒe ɣlidodo be o.
14 Ve nunye, Yehowa! Wò ame-
si ɖe asi tenye tso ku ƒe agbowo
me la, kpɔ alesi mele fu kpemi
le nye adikãtɔwo si me la ɖa:
15 ne [r]maxlẽ nya afia le wò ŋkɔ-
xɔxɔwo katã ŋu le Zion-viɲɔnu
ƒe duwo me, eye [t]matso aseye le
xɔname ŋuti. 16 Dukɔwo ge dze
do, si woawo ŋutɔ woɖe la me,
eye ɖɔ, si woɖo ɖi la, ɖe woƒe
afɔ.[v] 17 Yehowa ɖe edokui fia,
eye wòdrɔ̃ ʋɔnu; ame võdi ƒe
asinudɔwɔwɔ ɖe eya ŋutɔ. Miyro
saŋkuawo! Sela.[z] 18 Ame võɖi-
wo kple dukɔ, siwo katã ŋlɔ Ma-
wu be la, negbugbɔ yi tsiẽƒe.
19 Elabena womaŋlɔ ame dahe
be ɖikaa o, eye hiãtɔwo ƒe mɔkpɔ-
kpɔ mabu tegbee o.[b] 20 Tso, Ye-
howa, megana amegbetɔ ƒe alɔ
nade dzi o! Na woadrɔ̃ ʋɔnu du-
kɔwo le ŋkuwò me! 21 Yehowa.
do ŋɔdzi na wo, ne dukɔwo [d]nadze
sii be, amegbetɔwo yewonye! Sela.

Dawid do gbe ɖa le alesi futɔwo teɛ ɖe anyi ŋuti.

10. Yehowa, nukaŋuti nètsi tre
ɖe adzɔge boo, eye nèɣla le

a 104, 35.
b Yer. 11, 20; 17, 10 Nyad. 2, 23.
d 3, 4.
e 9, 5.
f 7, 12.
g Mo. V. 32, 41; Kony. 2, 4; 3, 12.
h 34, 17.
i 102, 19.
k Lod. 26, 27.
l 96, 13.
n 132, 13.
o Mo. I. 4, 10.
p Mat. 21, 16.
r 22, 23; 40, 10. 11.
s 19, 2.
t 13, 6.
u 144, 3; Heb. 2, 6–9.
v 7, 16.
y Mo. I. 1, 26.
z 7, 17.
a Mat. 28, 18; Kor. I. 15, 27.
b 22, 26; 10, 17. 18.
d 59, 14.

xaxaɣiwo me?[a] 2 Ame vɔ̃ɖiwo ƒe
dada doa dzikatsoƒoe na hiãtɔwo:
woatsɔ woawo ŋutɔ ƒe aye, si wo-
ɖo la, alé woe. 3 Elabena ame
vɔ̃ɖi tsɔa eƒe dzimedidiwo ƒoa
adegbee, eye ŋubiala ɖea Yeho-
wa ɖe aga heɖea alɔme le eŋu.
4 Ame vɔ̃ɖi buna le eƒe dada me
be: Mabia eta ase o, Mawua ɖeke
meli o. Eƒe tamesusu katã nye
esi. 5 Eƒe nuwɔwɔ dzea dzi nɛ
ɣesiaɣi; wò ʋɔnudɔdrɔ̃ le [f]dziƒo
ʋĩ tso egbɔ, eye wòɖoa ƒuƒu ɖe
eƒe ketɔwo katã yome. 6 Egblɔna
le eƒe dzi me bena: Ke maɖe le
tenye akpɔ o, eye amesi maɖo
dzɔgbevɔ̃e me ɣeaɖekeɣi akpɔ
gbeɖegbeɖe o la, menye.[i] 7 Ɖi-
ŋudodo, alakpa kple ŋutasẽnya
yɔ [n]nu me nɛ taŋ, eye gbegblẽ
kple dzɔgbevɔ̃e le eƒe aɖe te.
8 Enɔa xa me ɖe agblekɔƒewo
xa, ebena wua ame maɖiƒɔ, eye
wònɔa ŋu tsam na ame kudɔewo.
9 Edea xa ɖe ɣaɣlɛƒe abe dzata
le ave dodoe me ene, edea xa ɖi,
be yealé hiãtɔ la, eye wòléa hiã-
tɔ la henɔa ehem kple eƒe ɖɔ.[o]
10 Eƒonɛ ƒua anyi, eye wòmiminɛ
ɖe anyigba: eƒe ŋusẽ nana ame
kudɔewo dzea anyi. 11 Egblɔna
le eƒe dzi me be: Mawu ƒe ŋku
dzo le edzi, eɣla eƒe mo, eye [p]mele
ekpɔ ge akpɔ gbeɖegbeɖe o.
12 Yehowa, tso! Mawu, kɔ wò
asi dzi, eye megaŋlɔ hiãtɔ be o!
13 Nukaŋuti ame vɔ̃ɖi le alɔme
ɖem le Mawu ŋu le gbɔgblɔm le
eƒe dzi me be, mabia eta ase oa?
14 Ekpɔe, elabena wò ŋku le hiã
kple nuxaxa ŋu, asiwò me wole;
hiãtɔwo tsɔe de asi na wò; xɔ-
nametɔ nényé na [s]tsyɔ̃eviwo. 15
Ɖe abɔ na ame vɔ̃ɖi kple nuvɔ̃-
wɔla; ɖe àdi eƒe [t]nu vɔ̃ɖi wɔwɔ,
eye màkpɔe oa? 16 [v]Yehowa enye
fia tegbetegbe, dukɔwo tsrɔ̃ ɖa
le eƒe anyigba dzi. 17 Wò Ye-
howa, èɖo to hiãtɔwo ƒe didi, èli
ke woƒe dzi, eye nèƒu wò to anyi,
18 ne natso afia na tsyɔ̃eviwo kple
hiãtɔwo, be amegbetɔ magaɖa
ɖadzra le anyigba dzi azɔ o.

**Megasi o, ke bɔŋ xɔ Mawu dzi se.**

**11.** Dawid tɔ na henɔ la.
Yehowae mesi tso. Aleke
miele gbɔgblɔm nam be: Misi yi
miaƒe towo dzi abe xevi ene?[a]

a 44, 25.
b 37, 14; 64, 4. 5.
d Xab. 2, 20.
e Yes. 66, 1; Ps. 33, 13. 14.
f Am. 6, 3.
g 5, 5.
h Mo. I. 19, 24.
i 73, 4–8.
k 33, 5.
l 17, 15.
n Ro. 3, 14.
o 17, 12.
p 94, 7.
r 73, 8. 9.
s 68, 6; Mo. II. 22, 22.
t 37, 10. 36.
u 19, 9.
v 93, 1.
y Lod. 28, 12.
z 77, 8; Xab. 1, 2.
a Sam. I. 26, 20.

2 Elabena ame vɔ̃ɖiwo vu da me,
wotsɔ woƒe aŋutrɔwo ɖo daka dzi,
be yewoate amesiwo ƒe dzi toa mɔ
ɖeka la, le blukɔ me.[b] 3 Elabena
wogbã gɔmeɖoɖoanyiwó ke hã,
nuka ame dzɔdzɔe ate ŋu wɔ ma?
4 [d]Yehowa le eƒe gbedoxɔ kɔ-
kɔe la me, [e]Yehowa, amesi ƒe fia-
zikpui le dziƒo la, ƒe ŋkuwo le
ekpɔm, eƒe aɖabawo doa amegbe-
tɔviwo kpɔna. 5 Yehowa doa ame
dzɔdzɔe kpɔna, ke eƒe luʋɔ [g]léa
fu ame vɔ̃ɖi kple amesi lɔ̃a ŋuta-
sẽnuwɔwɔ la. 6 Ana dzoka [h]na-
dza ɖe ame vɔ̃ɖiwo dzi, eye dzo,
aŋɔ kple ya xɔdzo anye woƒe kplu
me nu. 7 Elabena Yehowa enye
nuteƒewɔla, eye wólɔ̃a [k]nu dzɔ-
dzɔe wɔwɔ; [l]dzime dzɔdzɔe tɔ-
wo akpɔ eƒe ŋku me.

**Konyifafa le mawuvɔ̃lawo ƒe vovo kple mawu-mavɔ̃lawo ƒe ŋusẽ kpɔkpɔ ŋuti.**

**12.** Dawid ƒe ha na henɔ la, ne
woaƒo ɖe gbe gã me.
2 Yehowa, xɔ na ame, elabena
mawumemewo nu tso, eye anu-
kwaretɔwo bu le amegbetɔviwo
dome! 3 Amesiame vivia nume
henɔa aʋatso kam na novia, eye
wogblɔa aɖevee.
4 Yehowa netsrɔ̃ nume ŋanɛ tɔ-
wo kple aɖe, siwo gblɔa nya gã-
wo, 5 amesiwo gblɔna be: Míaƒe
aɖewo doa ŋusẽ mí, míaƒe nuyi-
wo li kpli mí, ameka nye aƒetɔ
ɖe mía nu?[r]
6 Yehowa be: Matso azɔ le ŋu-
tasesẽ le hiãtɔwo ŋu kple ame
dahewo ƒe hũɖeɖe ta, eye mahe
xɔname vɛ na amesi le eyome dim
la. 7 Yehowa ƒe nyawo dza abe
klosalo, si wolólona le kpo me
wotsrana ɖe anyigba, eye wokloe
zi gbɔ zi adre la ene.[u]
8 Oo, Yehowa, dzra mí ɖo, eye
nakpɔ mía ta le dzidzime sia ŋuti
tegbee! 9 Ne yakanuwɔwɔ le gã
dom ɖe dzi le amegbetɔwo dome
la, eyae ame vɔ̃ɖiwo doa dzodzo.[y]

**Yehowa, vasede ɣekaɣi?**

**13.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Yehowa, vasede ɣekaɣi
naŋlɔm be ɖikaɖika, eye vasede
ɣekaɣi naɣla wò ŋku me ɖem?[z]
3 Vasede ɣekaɣi manɔ ŋugble dem
le dokuinye me, eye nuxaxa anɔ
nye dzi me gbesiagbe? Vasede

ɣekaɣi nye futɔ akɔ edokui ɖe
dzi ɖe ŋunye?
4 Kpɔm ɖa, Yehowa, nye Mawu,
eye natɔ nam; na nye ŋku dzi na-
kɔ, ne magatsɔ me le alɔ̃ me o!
5 Ne nye futɔ magagblɔ be: „Me-
ɖe enu“ o, eye nye ketɔ matsɔ
aseye, le esi ke ɖe le tenye ta o!
6 Ke nyea mele ŋu ɖom ɖe wò
amenuveve ŋu; nye dzi le [a]aseye
tsom le wò xɔname ŋuti. Madzi
ha na Yehowa, elabena ewɔ dɔ-
menyo nam.

Gbedododa le amegbetɔwo ƒe ɖeɖe tso gbegblẽ me ŋuti.

**14.** [d]Dawid tɔ na henɔ la.
Abunetɔwo gblɔna le woƒe
dzi me be: Mawua ɖeke meli o.
Wowɔa nu gbegblẽwo kple nu
nyɔŋuwo. Amea ɖeke meli, si wɔa
nu nyui o. 2 [f]Yehowa ɖe ŋku ɖe
amegbetɔviwo tso dziƒo, ne yea-
kpɔ be, amea ɖe dze nunya, eye
wòbiaa Mawu ta sena hã? 3 Wo
keŋ wote ɖe aga, wo katã tim
wogblẽ. Ame ɖeka hã meli, si
wɔa nu nyui o, ɖeka hɔ̃ hã meli o.[h]
4 Ɖe nu vlo wɔlawo katã, ame-
siwo le [k]nye dukɔ ɖum, abe alesi
woɖua aboloe ene, eye womeyɔa
Yehowa o la, medze si esia oa?
5 Dzidzi ƒo wo ŋutɔ le afima, ela-
bena Mawu le dzidzime dzɔdzɔe
la dome. 6 Minɔ ŋukpe dom hiãtɔ
ƒe adaŋudede la ko, ke Yehowa
nye sitsoƒe nɛ.[n]
7 Oo, ɖe xɔname atso Zion ava
na Israel! Ne Yehowa gaɖo eƒe
dukɔ te la, Yakob atso aseye, eye
dzi ladzɔ Israel!

Ameka anɔ Yehowa ƒe ŋku me?

**15.** [o]Dawid ƒe ha.
Yehowa, ameka adze wò
[r]agbadɔ me, eye ameka anɔ wò
to kɔkɔe la dzi ma? 2 [t]Amesi
fɔɖiɖi mele eƒe zɔzɔme ŋu o, ewɔa
nu dzɔdzɔe, eye wòtoa nyateƒe
le eƒe dzi me; 3 amesi metsɔa eƒe
aɖe zɔa ame gɔmee o, mewɔa vɔ̃
ɖe ehavi ŋu o, eye medea ŋukpe
mo na xɔlɔ̃via o; 4 amesi ƒe ŋku
me ame vɔ̃ɖi media naneke le o,
ke ebua amesiwo vɔ̃a Yehowa la;
amesi ka atam, si me eya ŋutɔ
ƒe gbegblẽ tsona, ke megatrɔnɛ
o; 5 amesi menaa eƒe [v]ga ɖe de-
me dzi o, eye mexɔa zãnu ɖe ame

a 9, 15.
b 73, 25.
d kpɔ 53.
e Kony. 3, 24.
f 33, 13.
g 4, 5; 17, 3.
h Mo. I. 6, 12; Ro. 3, 10–12.
i Mo. I. 49, 6.
k Mi. 3, 3.
l Dɔ. 2, 25–32; 13, 35–37.
n 12, 6.
o kpɔ 24, 3–5.
p 43, 1.
r 16, 7; 139, 1.
s 84, 5.
t Yes. 33, 15.
u 4, 4.
v Mo. II. 22, 24.

madiƒɔ ŋu o. Amesi wɔa nusia-
wo la, ke maɖe le ete gbeɖe-
gbeɖe o.

Mawu enye domenyinu nyuitɔ.

**16.** Dawid ƒe ha ɖe futamee la.
Mawu dzram ɖo, elabena
wòe mesi tso! 2 Megblɔ na Ye-
howa be: Afetɔnyee nènye, nu
nyuia ɖeke mele asinye kpe ɖe
ŋuwò o.[b] 3 Ame kɔkɔe, siwo le
anyigba dzi, kple ame ŋkutawo
ƒe nu nyoa ŋunye ŋutɔŋutɔ. 4 Ve-
vesesewo dzina ɖe dzi na ame-
siwo tsɔa Mawu ɖoa li mawu bu-
buwoe; nyemaƒo woƒe vɔsaʋu ɖe
anyi o, eye woƒe ŋkɔ mava nye
nu me o. 5 Yehowa enye nye do-
menyinu kple nye [e]kplu me nu; èlé
nye dzidzenu ɖe asi. 6 Dzidzenu
la dze nyuiaƒe nam; domenyinu
la dze ŋunye. 7 Makafu Yehowa,
amesi ɖoa aɖaŋu nam; le zã me
hã nye ayikuwo [g]xlɔ̃a num. 8 Me-
tsɔa Yehowa ɖoa ŋkunye me ɖaa;
ne ele nye nuɖusi me la, ke maɖe
le tenye o. 9 Eyata nye dzi le
dzidzɔ kpɔm, eye nye [i]bubu le
aseye tsom, nye ŋutilã hã anɔ anyi
dedie. 10 Elabena màgblẽ nye
luʋɔ ɖe tsíẽƒe si me o, eye màlɔ̃
be, wò mawumeme la nakpɔ yɔdo
o.[l] 11 Àna manya agbemɔ la, dzi-
dzɔ bɔ ɖe ŋkuwò me, eye vivi-
sese le wò nuɖusi me tegbee.

Gbedododa le futɔwo ƒe yometiti ŋuti.

**17.** Dawid ƒe gbedododa.
Yehowa, se nya dzɔdzɔe,
ɖo to nye ɣlidodo, eye nalé to ɖe
nye gbedododa, si metso alakpa-
nuyiwo me o la ŋuti! 2 Ŋkuwò
me nye afiatsotso tsona; wò ŋku-
wo kpɔa nu tututu.[p] 3 [r]Èdo nye
dzi kpɔ, eye nèɖe ŋku dem le zã
me; èlólom, eye mèkpɔ naneke
le ŋunye o; eye susu vɔ̃ɖiwo me-
dona le nunye o. 4 Le amegbe-
tɔwo ƒe nuwɔwɔwo me la metsɔ
wò numenyawo kpɔ ɖokuinye dzi
ɖe ŋutasẽlawo ƒe mɔwo ŋu. 5 Nye
afɔɖeɖewo li ɖe wò mɔwo dzi zã,
eye ke meɖe le nye afɔwo te o.
6 Mawu, mele yɔwòm, elabena
àtɔ nam; lé to ɖe ŋunye, eye nase
nye nuƒoƒo! 7 Ɖe [u]wò amenuveve
fia nukutɔe, wò amesi nye xɔna-
metɔ na amesiwo sina le aglã-
dzelawo nu bena ɖe wò nuɖusi

me la. 8 Dzram ɖo abe [a]gada-
glamakui le ŋkuvi me ene; ɣlam
ɖe wò aʋala ƒe vɔvɔli te 9 tso
ame vɔ̃ɖi, siwo dze dzinye, kple
nye futɔ, siwo nyrã ɖe to ɖem
la, si me. 10 Ami nyẽ tsyɔ woƒe
dzi, eye wotsɔa woƒe nu gblɔa
dadanyawo. 11 Woɖe to ɖe mí
le míaƒe afɔɖeɖewo katã me, eye
woƒe ŋku le mía ŋu, be woaxlã mí
ɖe anyi. 12 Woɖi dzata, si di be, yea-
vuvu nu, kple dzatavi, si be ɖi la.[e]
13 Yehowa, tso, naɖakpe wo, ƒu
wo anyi, eye ɖe nye agbe tso ame
vɔ̃ɖi la si me kple wò yi, 14 tso
amegbetɔwo si me kple wò asi,
Yehowa, tso ame kodzogbeawo si
me, amesiwo kpɔ woƒe gome le
agbe me, eye nètsɔ wò kesinɔ-
nuwo te ɖe [h]ko me na wo; viwo
bɔ ɖe wo si kpaŋ, eye wogblẽ
woƒe nu susɔeawo ɖi na wo viwo.
15 Ke nye la makpɔ wò mo le
dzɔdzɔenyenye me, eye ne me-
nyɔ la, wò nɔnɔme aɖi ƒo nam.

**Dawid dzi kafukafuha le eƒe dziɖuɖu kpɔkpɔ ɖe futɔwo dzi ŋuti.**

18. [k]Na heno la, tso Yehowa ƒe
dɔla Dawid gbɔ, amesi gblɔ
ha sia ƒe nyawo na Yehowa le ɣe-
yiɣi, si me Yehowa ɖee tso eƒe fu-
tɔwo katã si me kpakple Saul si me.
2 Eye wògblɔ bena: Yehowa,
nye ŋusẽ, nyemelɔ̃a nu le gbɔwò
o; 3 Yehowa, nye [o]agakpe, nye
mɔ̃ kple nye xɔnametɔ; Mawu,
nye aga, si mesi tso, nye akpo-
xɔnu, nye xɔname ƒe dzo kple
nye bebeƒe! 4 Meyɔ Yehowa,
amesi dze kafukafu, eye wòɖem
tso nye futɔwo si me.
5 [p]Ku ƒe kawo ɖe to ɖem, eye
gbegblẽ ƒe tɔʋuwo do dzikatso-
ƒoe nam. 6 Tsiẽƒe ƒe kawo ƒo
xlãm, eye ku ƒe adoboliwo va ɖi
kpem. 7 Esi meɖo xaxa me la,
meyɔ Yehowa, eye meɖo ɣli na
nye Mawu. Ese nye gbe le eƒe
gbedoxɔ me, eye nye ɣliɖoɖo ɖe
egbɔ ge ɖe eƒe to me. 8 Tete
anyigba ʋanya, eye wòʋuʋu, to-
wo ƒe anyinɔwo ʋuʋu, eye wo-
dzo kpekpekpe, elabena dzi kui.
9 Dzudzɔ de dzi tso eƒe ŋɔti me,
dzo binu tso eƒe nu me, eye dzo-
ka tso egbɔ hehẽhe.[u] 10 [v]Eviã dzi-
ƒo heɖi ɖe anyi, eye alilikpo dodo
le eƒe afɔwo te. 11 Enɔ [y]Keru-
biwo dzi hedzo, eye wòsa agba
le ya ƒe aʋalawo dzi. 12 [b]Eɣla
eɖokui ɖe blukɔ me, eye tsiɖoɖo
kple alilikpo dodo nye eƒe agbadɔ
ƒo xlãe. 13 Alilikpowo, dzikpe kple
dzokawo do dzo keklẽ me le eŋku
me. 14 Yehowa ɖe gbe le dziƒo,
eye dziƒoʋitɔ la na wose eƒe gbe.
15 Eɖo eƒe aŋutrɔwo ɖa wokaka
wo me, kple dzikedzo geɖe ɖa
wotɔtɔ wo.[d] 16 Tɔwo gɔme dze,
eye xexeme ƒe agunu tsi go le
wò bubiu la nu, Yehowa, kple wò
dɔmedzoe ƒe ŋɔti me gbɔgbɔ fuxe-
fuxe la nu. 17 [f]Eɖo abɔ ɖa tso
dzi lém, eye [g]wòhem tso tsi gãwo
me. 18 Eɖem tso nye futɔ kako
la si me, kple nye ketɔwo si me,
elabena wotri akɔ wum. 19 Wo-
dze dzinye le nye dzɔgbevɔ̃egbe,
ke Yehowa nye nye zioɖeŋutɔ. 20
Ekplɔm yi dogba dzi, eye wòɖem
do goe, elabena nye nu nyo eŋu.[i]
21 Yehowa wɔ nyuie nam ɖe nye
dzɔdzɔenyenye nu, eye wòɖo ete-
ƒe nam, le esi nye asime dza ŋuti.
22 Elabena melé ŋku ɖe Yehowa
ƒe mɔwo ŋu, eye nyemewɔ nu
tovo ɖe nye Mawu ŋu o. 23 Wò
sewo katã le ŋkunye me, eye nye-
meɖe wò ɖoɖowo ɖa le gbɔnye
o.[l] 24 [n]Fɔɖiɖia ɖeke mele ŋunye
le eŋku me o, eye mekpɔ ɖokui-
nye dzi ɖe nuvɔ̃ ŋu. 25 Ale Ye-
howa ɖo eteƒe nam le nye dzɔ-
dzɔenyenye kple nye asi dzadzɛ,
siwo le eŋku me la ta. 26 Wò
dɔme nyo ɖe dɔmenyotɔ la ŋu,
eye fɔɖiɖi mele ŋuwò ɖe ame ma-
ɖifɔ la ŋu o. 27 Ŋuwò dza ɖe
ame dzadzɛ la ŋu, eye nèɦa ɖo-
kuiwò ayetɔe ɖe ayetɔ la ŋu.
28 Elabena wòe nye xɔnametɔ na
dukɔ ɖihiãwo, eye nèbɔbɔa ŋku
kɔkɔwo ɖe anyi.[r] 29 Ena nye aka-
ɖi klẽ; Yehowa, nye Mawu, na
nye viviti me kɔ. 30 Elabena
wòe li kplim meƒua du ɖe aʋa-
kɔwo dzi; nye Mawu li kplim me-
tia kpo flɔa gli.[s] 31 Fɔɖiɖi mele
Mawu ƒe mɔ ŋu o, Yehowa ƒe [t]nya
me kɔ, akpoxɔnu wònye na ame-
siwo katã sii tso la.
32 Elabena Mawu kae li kpe ɖe
Yehowa ŋu, eye agakpe kae kpe
ɖe mía Mawu la ŋu? 33 Mawu tsɔ
ŋusẽ bla ali dzi nam, eye wòna
be, fɔɖiɖia ɖeke mele nye mɔ ŋuti
o. 34 Ewɔ nye afɔ abe zinɔwo

[a] Mo. V. 32, 10. [b] Yes. 50, 3. [d] Sam. I. 7, 10. [e] 10, 9. [f] 144, 7. [g] 69, 2. 3. [h] Lu. 16, 25; Fil. 3, 19. [i] kp. 37. [k] kpɔ Sam. II. 22. [l] Mo. V. 17, 19. [n] 15, 2. [o] Mo. V. 32, 4. [p] 116, 3. [r] Hi. 22, 29. [s] 60, 14. [t] 19, 9. [u] Mo. II. 19, 18. [v] 144, 5. [y] 99, 1.

tɔ ene, eye wòtsɔm ɖo nye kɔ-
kɔfe. 35 [a]Efia aʋawɔwɔ nye asi
kple da me vuvu nye alɔ. 36 Etsɔ
wò xɔname ƒe akpoxɔnu nam, me-
ziɔ ɖe wò ɖusi ŋu, eye [d]wò tufafa
do gãm. 37 Ena [e]nye afɔɖeɖe me
keke le tenye, eye nye afɔkɔewo
mebotso o. 38 Meti nye futɔwo
yome ɖatu wo, eye nyemetrɔ o,
vaseɖe esime metsrɔ̃ wo vɔ. 39 Me-
gbã wo nyanyanya, womagate ŋu
afɔ o, eye wodze anyi ɖe nye afɔ
te. 40 Etsɔ ŋusẽ bla ali dzi nam
ɖe aʋawɔwɔ ŋu, eye nèbɔbɔ nye
adikãtɔwo ɖe tenye. 41 Ena nye
futɔwo trɔ ʋume ɖem, eye me-
tsrɔ̃ nye ketɔwo. 42 Wodo ɣli,
ke xɔnametɔa ɖeke meli o; wodo
ɣli na Yehowa, ke metɔ na wo o.[i]
43 Metu wo gudugudu abe ʋuʋu-
ɖedi le ya nu ene, eye metsɔ wo
ƒu gbe abe ablɔ me gbeɖuɖɔ ene.
44 Eɖem tso dukɔwo ƒe avuwɔwɔ
me, ètsɔm ɖo anyigba dzi dukɔ-
wo ƒe tae, eye dukɔ, si nyemenya
o la, subɔm. 45 Nya ko wose le
ŋunye, gake woɖo tom; du bubu
me viwo vivi nume nam. 46 Nu
te du bubu me viwo ŋu, eye wodzo
nyanyanya hedo le woƒe mɔ̃wo me.
47 Yehowa le agbe, woakafu
nye agakpe, eye woado nye xɔxɔ
ƒe Mawu la ɖe dzi. 48 Mawu,
amesi bia hlɔ̃ nam, eye wònyã
dukɔwo de tenye; 49 amesi ɖem
le nye futɔwo si me, eye wòkɔm
ɖo nye ketɔwo nu hã; eɖem le
ŋutasẽla si me. 50 Eyata Yeho-
wa, [p]makafu wò le dukɔwo dome,
eye madzi ha na wò ŋkɔ. 51 Wò
amesi na xɔname gã wò fia la,
eye nève Dawid, wò amesiamina
[r]la kple eƒe dzidzime nu tegbee.

**Mawu ƒe ŋutikɔkɔe le eƒe dɔwɔwɔ kple nya me.**

**19.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Dzifowo le Mawu ƒe bubu
xlẽm fia, eye dziŋgɔli le gbe ƒã
ɖem eƒe asinudɔwɔwɔ.[t] 3 Ŋkeke
dea gbe asi na ŋkeke, eye zã toa
nya na zã. 4 Gbe kple nufofoa
ɖeke meli, si ƒe ɖiɖi womesena o.
5 Woƒe [v]dzidzeka de anyigba bli-
bo la dzi, eye woƒe nufofo de
xexeame ƒe mlɔenu ke; etsɔ wo
wɔ agbadɔ na ɣe. 6 Xe doa go
tsoa eƒe xɔ me abe ŋugbetɔsrɔ̃
ene, ekpɔa dzidzɔ abe kalẽtɔ ene,
be yealé eƒe mɔ. 7 Edzena ɖe

a 144, 1.
b 104, 19.
d Lod. 15, 52.
e 31, 9.
f 119, 50. 120.
g 12, 7; 18, 31; 119, 105.
h 119, 72.
i Lod. 1, 28.
k Hi. 9, 3; Ps. 130, 3.
l 18, 24.
n Lod. 16, 10.
o 21, 3.
p Ro. 15, 9.
r Sam. II. 7, 12 v. 16.
s Mo. II. 15, 6.
t Ro. 1, 20.
u Mo. V. 20, 1; Yes. 31, 1.
v Ro. 10, 18.

dzifo ƒe mlɔenu, eye wòtrɔna va
eƒe mlɔenu, naneke meɣlana ɖe
eƒe dzoxɔxɔ o.[b]
8 Yehowa ƒe se de blibo, enana
luʋɔ gbɔna ɖe eme; Yehowa ƒe
ɖaseɖiɖi le eteƒe, enana bometsi-
lawo dzea nunya.[f] 9 [g]Yehowa ƒe
ɖoɖowo dzɔ, wodoa dzidzɔ na dzi;
Yehowa ƒe sewo dza, wonana ŋku
dzi kɔna. 10 Yehowa vɔvɔ̃ dza,
eye wònɔa anyi ɖaa; Yehowa ƒe
afiatsotsowo le eteƒe, wo katã
wodzɔ. 11 Wovena wu sika kple
sika nyuitɔ geɖe, eye wovivina
wu anyitsi kple anyiɖaɖa.[h]
12 Woawo wotsɔ fia mɔnu wò
dɔla hã; fetu gã le wo me lelé
ɖe asi me. 13 Ameka adze si dzi-
dadawo? Tso nam le dzidada
ɣaɣlawo me![k] 14 Dzra wò dɔla
ɖo tso dadalawo si me, ne woma-
gaɖu afetɔ ɖe nunye o! Ekema
[l]fɔɖiɖi manɔ ŋunye o, eye madza
tso vodada gãwo me. 15 Nye
numenyawo kple nye dzimesusu-
wo nedze ŋuwò, Yehowa, nye
agakpe kple nye xɔnametɔ!

**Dukɔ la do gbe ɖa ɖe eƒe fia ta le aʋagolia ɖe me.**

**20.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Yehowa aɖo to wò le
xaxagbe, [n]Yakob ƒe Mawu la akpɔ
tawò. 3 Aɖo xɔname ɖe wò tso
kɔkɔeƒe la, eye wòado alɔ na wò
tso Zion. 4 Aɖo ŋku wò nuɖu-
vɔsawo katã dzi, eye wò nume-
vɔsa ada ami le eŋku me. Sela.
5 [o]Awɔ na wò le wò dzimeɖiɖi nu,
eye wòawɔ wò tameɖoɖowo katã
dzi na wò. 6 Míatso aseye ɖe wò
xɔname ŋu, eye míado aflaga ɖe dzi
le mía Mawu ƒe ŋkɔ me. Yehowa
nawɔ wò biabiawo katã dzi na wò.
7 Azɔ menyae be, Yehowa xɔna
na eƒe amesiamina la, eye wòtsɔa
eƒe [s]nuɖusi ƒe mutsuwɔwɔ, siwo
xɔna na ame la, tɔna nɛ tso eƒe
dzifo kɔkɔe la. 8 Ame meawo
ɖoa ŋu ɖe tasiaɖam kple sɔwo
ŋu, ke míawo míeyɔa Yehowa,
mía Mawu la, ƒe ŋkɔ.[u] 9 Ame
meawo bɔbɔna dea ta agu, ke
míawo míetsia tre dzɔna kã. 10
Yehowa, xɔ na fia la; eye neɖo
to mí le gbesigbe míeyɔe la!

**Akpedaha dzidzi le Mawu ƒe kpekpe ɖe fia ŋu ŋuti.**

**21.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Yehowa, fia la kpɔ dzi-

dzɔ le wò ŋusẽ ŋu, eye aleke
gbegbe mehele aseye tsom ɖe wò
xɔname ŋui o! 3 Ewɔ efe dzi-
medidiwo dzi nɛ, eye mète nusi
efe dzi di lae o. Sela.[b] 4 Etsɔ
yayra, siwo nye nu nyuiwo, va
kpee, eye nèɖɔ [d]sikafiakuku ɖe
ta nɛ. 5 Ebia agbe tso asiwò, eye
nèna agbe didii ɖaa tegbee. 6 Wò
xɔname na efe ŋkɔxɔxɔ ɖe dzi;
bubu kple atsyɔ̃ nètsɔ ɖe eŋu.
7 Elabena èɖoe wònye yayra te-
gbee, eye nètsɔ dzidzɔkpɔkpɔ na
efe dzeme kɔ la ŋkuwò me. 8 Ela-
bena fia la ɖo ŋu ɖe Yehowa ŋu,
eye ŋusẽkatãtɔ fe amenuveve ana
be, ke maɖe le ete o.
9 Wò asi axe wò futɔwo katã,
eye wò nuɖusi atu wò ketɔwo.
10 Ne èdo la, àwɔ wo abe kpo-
dzo ene; Yehowa ami wo le efe
dɔmedzoe me, eye dzo afiã wo.
11 Àtsrɔ̃ wo [i]viwo ɖa le anyigbɔ
dzi kple wofe dzidzimeviwo le
amegbetɔviwo dome. 12 Elabena
wobe, yewoahe gbegblẽ ava dzi-
wò; woɖo tame vɔ̃, gake womete
ŋu wɔe o.[k] 13 Elabena àna woa-
trɔ ʋume; [n]àtsɔ wò da adzidze
wofe ŋku mee. 14 Yehowa, tso
kple wò kamesesẽ, ekema mía-
dzi ha, eye míakafu wò ŋusẽ!

Ame dzodzoe fukpela la.

## 22.

Dawid fe ha na henɔ la, ne
woadzi ɖe „Agudzedzezinɔ“
fe gbe ŋu.
2 [p]Nye Mawu, nye Mawu, nuka-
ŋuti nègblẽm ɖi? Nye hũɖeɖe fe
nyawo metsɔ ɖe nye xɔname gbɔ
o. 3 Nye Mawu, meyɔ wò le ŋke-
ke me, ke mètɔ nam o, eye le
zã me, ke nyemekpɔ gbɔdzɔe o.
4 Ke wò la, èle kɔkɔe, eye nè-
bɔbɔ nɔ Israel fe kafukafuwo do-
me gli. 5 Ðuwò mía fofowo ɖo ŋu
do, ŋuwò woɖo ŋu ɖo, eye nèxɔ
na wo. 6 Wòe wodo ɣli na, eye
woɖe wo; ŋuwò woɖo ŋu ɖo, eye
[u]ŋu mekpe wo o. 7 Ke nye la
ŋɔ menye, menye amegbetɔ o;
amewo fe [v]alɔmeɖenu menye, eye
dukɔ la do vlom. 8 Amesiwo katã
kpɔm la, ɖu fewu le ŋunye, woke
wofe nuyiwo, eye woʋuʋu ta gblɔ
be:[y] 9 Nefae na Yehowa, axɔ nɛ,
eye wòaɖee, elabena efe nu nyo
eŋu. 10 Elabena wòe hem tso dɔ
me, eye nèna menɔ danye fe no

nu bɔkɔɔ.[a] 11 Wotsɔm gblẽ ɖe dzi-
wò tso dɔ me ke, eye nye Mawu
nènye tso danye fe dɔ me. 12 Me-
ganɔ adzɔge tso gbɔnye o, ela-
bena xaxa tu afe; elabena xɔna-
metɔa ɖeke mele afi o.
13 Nyitsu geɖewo ɖe to ɖem,
Basan fe nyitsuwo fo xlãm. 14 Wo-
ke wofe nu ɖe ŋunye abe dzata,
si le xɔxlɔ̃m hele nu vuvum ene.
15 Wofom ɖe anyi abe tsi ene,
nye fuwo katã dudu; nye dzi zu
abe anyigba ene helólo ɖe dɔ me
nam.[e] 16 Ami fu le futo me nam
abe sonugaglɛ ene, nye aɖe lé
ɖe nyɔ veme, eye nètsɔm do ku
fe ʋuʋuɖedi me.[f] 17 Elabena avũ-
wo fo xlãm, ame vɔ̃ɖiwo fe ha ɖe
to ɖem, eye [g]woku nye asiwo kple
afɔwo. 18 Mate ŋu axlẽ nye fu-
wo katã. Ke woawo kpɔe, eye
wofɔ ŋku ɖe dzinye. 19 [h]Womã
nye avɔwo ɖe wo nɔewo dome,
eye wodzidze nu ɖe nye awu dzi.
20 Ke wò, Yehowa, meganɔ adzɔge
o; nye ŋusẽ, afɔ netsɔ naxɔ nam!
21 Ðe nye luʋɔ tso yi nu, nye
[l]tenu ɖeka la tso avũwo si me.
22 Xɔm tso dzata fe nu me, eye
naɖem tso tò fe dzowo nu.
23 Matsɔ wò ŋkɔ aɖe gbe fãe
na nɔvinyewo, eye makafu wò le
amehawo dome be:[o] 24 Mi ame-
siwo vɔ̃a Yehowa la, mikafui! Mi
Yakob-fomeawo katã, mibui! Mi
Israel-fomeawo katã, misi efe ŋku
me! 25 Elabena medo vlo, eye
[r]menyɔ ŋu hiãtɔ fe hiã o, meɣla
ŋku me ɖee o, eye esi wòdo ɣli
nɛ la, eɖo to. 26 Gbɔwòe nye
kafukafuha tso le ameha gãwo
dome. Maxe nye [s]adzɔgbeɖefe le
amesiwo vɔ̃nɛ la ŋku me. 27 [t]Hiã-
tɔwo aɖu nu aɖi fo; amesiwo biaa
Yehowa ta sena la, nekafui! Agbe
neɖo miafe dzi ŋu tegbee! 28 Anyi-
gba fe mlɔenuwo katã aɖo ŋku
edzi atrɔ ɖe Yehowa ŋu, eye du-
kɔwo fe fomeawo katã aɖe ta agu
ɖe ŋkuwò me. 29 Elabena Ye-
howa tɔ enye fiaɖufe la, eye wòle
fia ɖum ɖe dukɔwo dzi. 30 Ame-
siwo katã da ami le anyigba dzi
la, aɖe ta agu ɖe eŋku me, eye
amesiwo katã aɖo agu ɖe ke me
la, [z]adze klo nɛ. Ke nye luʋɔ
ya le agbe nɛ. 31 Dzidzimeviwo
asubɔe, eye megbeviwo axlẽ nya
afia le Yehowa ŋu.[a] 32 Woava atsɔ

[a] 71, 6. [b] 20, 5; 37, 4. [d] 132, 18. [e] Lu. 22, 44. [f] Yoh. 19, 28. [g] Yoh. 20, 25. 27. [h] Yoh. 19, 24. [i] 109, 13. [k] Yes. 8, 10. [l] 35, 17. [n] 7, 13. [o] 9, 15; Heb. 2, 12; Yoh. 20, 17. [p] Mat. 27, 46. [r] 9, 13; Heb. 5, 7. [s] 116, 14. [t] 69, 33. [u] 25, 2. 3. [v] 69, 8; Yes. 53, 3; Mat. 27, 39 v. 44. [y] Hi. 16, 4. 10. [z] Fil. 2, 10. [a] Yes. 53, 10.

efe dzɔdzɔenyenye ade gbe fãe
na [a]dukɔ, si dzi ge woala la, be
[b]eyae wɔe de goe.

Alẽkplɔla nyui la.

**23.** Dawid fe ha.
Yehowa enye [f]kplɔlanye,
naneke mehiãam o. 2 Lãnyife
damawo wòna metsyɔ akɔ do;
gbɔdemefe tɔwo nu wòkplɔm yii.[g]
3 Ena nye luʋɔ [h]gbɔ de eme,
ekplɔm to tofe dzɔdzɔewo le efe
ŋkɔ la ta. 4 Ne mezɔ bali doblu-
kɔ tsiditsidi me hã, [i]nyemavɔ̃ dzɔ-
gbevɔ̃ea deke o, elabena wòe le
gbɔnye; wò atikplɔ kple wò ati-
zɔti faa akɔ nam. 5 Edo kplɔ̃ de
akɔnye me le nye ketɔwo ŋku me;
èsi ami de ta nam, nye kplu yɔ
gba go.[l] 6 E, dzɔgbenyuie kple
amenuveve adze yonyeme le nye
agbe me ŋkekewo katã me, eye
manɔ Yehowa fe me daa.[n]

Yehowa ge de kɔkɔefe la me.

**24.** [o]Dawid fe ha.
Yehowa tɔe nye [p]anyigbɔ
kple nusiwo yɔ edzi, xexeame
kple eme nɔlawo. 2 Elabena edo
egɔme anyi de atsiafu dzi, eye
wòlii anyi de tɔsisiwo dzi zã.[s]
3 Ameka alia Yehowa fe to, eye
ameka atsi tre de efe tefe kɔkɔe
la?[v] 4 Amesi fe asi me dza, eye
efe dzi me kɔ, amesi fe luʋɔ me-
dia aʋatso yome mɔ o, eye meda
alakpa heka atam o la, 5 eya axɔ
yayra tso Yehowa gbɔ kple [y]dzɔ-
dzɔenyenye tso efe xɔname fe
Mawu la gbɔ. 6 Esia nye ame-
siwo biaa eta sena la fe fome,
amesiwo dia wò, Yakob fe Ma-
wu la, fe ŋku me. Sela.[z]
7 Mi [a]agbowo, mikɔ ta dzi, mi
blemaʋɔtruwo, mifɔ dzi, ne bubu-
fia la nage de eme! 8 Amekae
henye bubufia la ma? Yehowa
ŋusẽtɔ kple kalẽtɔ lae, Yehowa
aʋakalẽtɔ lae! 9 Mi agbowo, mikɔ
ta dzi, mi blemaʋɔtruwo, mifɔ
dzi, ne bubufia la nage de eme!
10 Ameka gɔ̃e henye bubufia la?
Yehowa Zebaot ye, eyae nye bu-
bufia la! Sela.

Kukudede de Mawu fe ame takpɔkpɔ, kpɔkplɔ kple nuvɔ̃ tsotsoke ta.

**25.** Dawid tɔ.
Yehowa, wòe mewu nye
luʋɔ de dzi na. 2 Nye Mawu, wò
ŋu mele ŋu dom do; megana ŋu
nakpem, ne nye futɔwo natso
aseye de ŋunye o! 3 [d]Amesiwo
katã kpɔa mɔ na wò hã, ŋu ma-
kpe wo o; ke ŋu akpe amesiwo
trɔ le yowòme yakatsyɔ. 4 [e]Yeho-
wa, de wò mɔwo fiam, eye nafia
wò tofewom! 5 Na mazɔ le wò
nyatefe me, eye nafia num; ela-
bena wòe nye nye xɔname Ma-
wu, wòe mele mɔ kpɔm na ye-
siayi. 6 Yehowa, do ŋu wò nu-
blanuikpɔkpɔ kple wò amenuveve,
elabena woli tso tititi ke! 7 [k]Me-
gado ŋu nye devimenuvɔ̃wo kple
nye dzidadawo o, ke boŋ do ŋku
dzinye le wò amenuveve kple wò
dɔmenyo ta, Yehowa!
8 Yehowa fe dɔme nyo, eye
wòwɔa nutefe, elabena efiaa mɔ
nuvɔ̃wɔlawo. 9 Enaa hiãtɔwo zɔa
dzɔdzɔenyenye me, eye wòfiaa
efe mɔ hiãtɔwo. 10 Yehowa fe to-
fewo katã nye amenuveve kple
nyatefe na amesiwo léa efe nu-
babla kple seawo me de asi. 11 Le
wò ŋkɔ la ta, Yehowa, tsɔ nye
vodada kem, elabena esɔ gbɔ!
12 Dutsu kae vɔ̃a Yehowa? Eya
[r]wòafia mɔ, si wòatsɔ lae. 13 Efe
luʋɔ anɔ dzɔgbenyuie me, eye
anyigba la anɔ [t]viawo si me. 14
Yehowa [u]bɔa ha kple amesiwo
vɔ̃nɛ la, eye wònana wonyaa efe
nubabla. 15 Nye ŋkuwo li de Ye-
howa dzi daa, elabena eya ade
nye afɔ le dɔ me.
16 Trɔ kɔ de ŋunye, eye nave
nunye, elabena metsi akogo, eye
mele hiã dim. 17 Nye dzimexaxa-
wo do gã de dzi, dem tso nye
hiãwo me! 18 Kpɔ nye nuxaxa
kple nye hiã da, eye natsɔ nye
nuvɔ̃wo katã kem! 19 Kpɔ nye fu-
tɔwo da, elabena wode ha, eye
wolé fum ŋutasẽtɔe.[b] 20 Dzra
nye luʋɔ do, eye nadem, ŋu ma-
kpem o, elabena wòe mesi tsɔ.[d]
21 [e]Fɔmadimadi kple dzadzɛnye-
nye nakpɔ tanye, elabena mele
mɔ kpɔm na wò. 22 Mawu, de
Israel tso efe xaxawo katã me![f]

Kukadede de fɔmadimadi ta.

**26.** Dawid tɔ.
Tsoafia nam, Yehowa, ela-
bena fɔdidi mele nye zɔzɔme ŋu
o, eye medo ŋu de Yehowa ŋu,
nyemeʋã o! 2 Yehowa, dom kpɔ,

[a] 110, 3. [b] Yoh. 19, 30. [d] Yes. 49, 23. [e] 27, 11. [f] Mo. I. 48, 15; Yoh. 10, 12-16. [g] Xez. 34, 14; Nyad. 7, 17. [h] Yer. 31, 25. [i] 46, 3. [k] Hi. 13, 26. [l] 36, 9. [n] 84, 4. 5. [o] kpo Sam. II. 6. [p] 50, 12; Kor. I. 10, 26. [r] 32, 8. [s] Mo. I. 1, 9. 10. [t] 37, 9. [u] Hi. 29, 4. [v] 15. [y] Yes. 46, 13. [z] Ro. 2, 28. 29. [a] Yes. 40, 3. 4. [b] 35, 19. [d] 16, 1. [e] Hi. 1, 1. [f] 130, 8.

eye nadzro menye kpɔ, lólo nye
ayikuwo kple nye dzi![a] 3 Elabena
wò amenuveve le ŋkunye me, eye
mezɔ le wò nyateƒe me. 4 [b]Nye-
mebɔbɔ nɔ ame tovowo gbɔ o, eye
nyemeḍe afɔ gbedegblemimewo
ƒe ha me o. 5 Melé fu ame vlowo
ƒe takpekpe, eye mía kple ame
vɔ̃ḍiwo míebɔbɔ nɔa du o. 6 Me-
klɔ nye asi fɔmaḍitɔe, eye [f]ma-
ƒo xlã wò vɔsamlekpui, Yehowa,
7 ahana kafukafuha naḍi, eye
maxlẽ wò nukunuwo katã afia.
8 Yehowa, melɔ̃ wò aƒe nɔƒe kple
teƒe, si wò bubu le.[h]
9 Megaḍe nye luʋɔ ḍa kpe ḍe
nuvɔ̃wɔlawo ŋu o, kple nye agbe
ḍa kpe ḍe hlɔ̃mewo ŋu o; 10 ame-
siwo ŋukpenanuwo le asi ŋu na,
eye zãnunana yɔ ḍusi na. 11 Ke
nyea mazɔ fɔmaḍitɔe; ḍem, eye
nave nunye! 12 Nye afɔ tsi tre
ḍe teƒe gbadzaa.[k] Makafu Yeho-
wa le takpekpewo me.

Le aʋaŋɔliwo me hã Dawid ḍo dzi ḍe Yehowa ŋu.

**27.** Dawid tɔ.
Yehowa enye nye kekeli
kple nye xɔname, ameka mavɔ̃?[n]
Yehowa enye mɔ̃ na nye agbe,
ameka adzi ŋɔ nam?[o] 2 Ne ame
vlowo, nye ketɔwo kple nye fu-
tɔwo lũ ḍe dzinye, be yewoaḍu
nye [r]lã la, woakli nu adze anyi.
3 Ne [s]aʋakɔ ƒu asaḍa ḍe ŋunye
hã la, dzika matsɔ ƒonye o. Ne
aʋa ho ḍe ŋunye ale keke hã,
nyea maḍe dzi ḍi.
4 Nu ḍeka mebia Yehowa, esi
le dzroyem, be manɔ Yehowa ƒe
me le nye agbe me ŋkekewo katã
me, eye makpɔ Yehowa ƒe vivi-
sesewo katã kple ŋku, eye mayi
tame le eƒe gbedoxɔ me.[u] 5 Ela-
bena [v]etsyɔ nu dzinye ḍe eƒe
agbadɔ me le dzɔgbevɔ̃egbe, eye
wòɣlam ḍe eƒe agbadɔ ƒe bebeƒe;[y]
ekɔm ḍo agakpe dzi. 6 Azɔ nye
ta kɔ dzi ḍe nye futɔ, siwo ƒo
xlãm godoo la ŋuti, masa aseye-
tsovɔ le eƒe agbadɔ me, madzi
ha, eye maƒo saŋku na Yehowa.
7 Yehowa, mele yɔwòm kple
ɣli, see, ve nunye, eye natɔ nam!
8 Nye dzi tsɔ [b]wò nya gaḍo ŋku-
wò me be: „Midi ŋkunye me!“
Yehowa, ŋkuwò me madi. 9 Me-
gaɣla wò ŋku me ḍem o! Mega-
tutu wò dɔla ḍa le dɔmedzoe me

a 17, 3.
b 1, 1.
d Yes. 49, 15.
e 25, 4; 86, 11; 139, 24.
f 122.
g 142, 6; Yes. 38, 11.
h 27, 4.
i 31, 25.
k 22, 23.
l 143, 7.
n Fia. I. 8, 30; Kony. 3, 41.
o 58, 5; Yes. 12, 2.
p 28, 9.
r Ili. 19, 22.
s 2, 7.
t Yes. 5, 12.
u 23, 6; 26, 6—8; 63, 3; 84, 4. 5.
v 31, 21.
y 18, 2. 3.
z 40, 3.
a 29, 11.
b Mo. V. 4, 29.
d 89, 7; 103, 20.
e 110, 3.

o! Wòe nye nye xɔname, mega-
tsɔm ƒu gbe o, eye megagblẽm ḍi
o, nye xɔname ƒe Mawu! 10 Ela-
bena fofonye kple danye wogblẽm
ḍi, ke Yehowa xɔm.[d]
11 Yehowa, fia wò mɔm, eye
nakplɔm to toƒe sɔsɔe le nye fu-
tɔwo ta![e] 12 Megatsɔm de asi na
nye ketɔwo ƒe nyanyrã o, elabena
aʋatsoḍasefowo kple amesiwo le
ŋutasesẽ gbɔm fuxefuxe la, tso
ḍe ŋunye. 13 Ne nyemehexɔe se
be, makpɔ Yehowa ƒe nu nyuiwo
le [g]agbagbeawo ƒe anyigba dzi o
fĩ! 14 Kpɔ mɔ na Yehowa, sẽ ŋu,
eye nalé dzi ḍe ƒo! Ẽ, kpɔ mɔ
na Yehowa![i]

Kukuḍeḍe le ḍeḍe tso Mawu mavɔ̃lawo si me ŋuti.

**28.** Dawid tɔ.
Yehowa, wò yɔm mele.
Nye aga, megado tokum o, be
ne èdo tokum la, ne manɔ abe
amesiwo yi aʋli me la ene o![l]
2 Se nye kokoƒogbe, ne medo ɣli
na wò, eye mewu nye asiwo dzi
do ḍe wò kɔkɔeƒewo ƒe kɔkɔeƒe
la![n] 3 Megakplɔm kpe ḍe ame
vɔ̃ḍi kple nu vlo wɔlawo ŋu o, ame-
siwo ƒoa nu kple wo xɔlɔ̃viwo faƒɛ,
ke vɔ̃ḍivɔ̃ḍi le woƒe dzi me la o![p]
4 Wɔ na wo le woƒe nuwɔnawo
kple nu vɔ̃ḍi wɔwɔwo nu; wɔ na
wo le woƒe asinudɔwɔwɔwo nu,
eye natu woƒe fe na wo! 5 Ela-
bena [t]womelé ŋku ḍe Yehowa ƒe
nuwɔwɔwo kple eƒe asinudɔwɔ-
wɔwo ŋu o. Agbã wo, eye wo-
magatu wo o.
6 Woakafu Yehowa, elabena ese
nye kokoƒogbe! 7 Yehowa enye
nye ŋusẽ kple nye akpoxɔnu, eya
ŋu nye dzi le ŋu ḍom ḍo, eye wòxɔ
nam; eyata nye dzi le aseye tsom,
eye matsɔ nye ha akafui.[y] 8 Yeho-
wa enye ŋusẽ na eƒe dukɔ; eya
nye mɔ̃ kple xɔname na eƒe ame-
siamina. 9 Xɔ na wò dukɔ, eye
[a]nayra wò domenyinu la, nyi wo,
eye natsɔ wo kpa ḍaseḍe mavɔ me!

Dzideɡbe adreawo.

**29.** Dawid ƒe ha.
Mi [d]mawuviwo, mitsɔ bubu
kple ŋusẽ na Yehowa, Yehowa ye
miatsɔe na! 2 Mitsɔ Yehowa ƒe
ŋkɔ ŋu bubu nɛ; mide ta agu na
Yehowa le [e]atsyɔ̃ḍoḍo kɔkɔe me.

3 Yehowa fe [a]gbe di de tsiwo
dzi; bubu fe Mawu la de gbe, Ye-
howa de gbe de tsi gãwo dzi. 4 Ye-
howa fe gbe di kple ŋusẽ, Yehowa
fe gbe di le ŋutikɔkɔe me. 5 Ye-
howa fe gbe ŋe sedertiwo, ẽ, Ye-
howa ŋe Libanon fe sedertiwo. 6
Ena woti kpo abe nyivi ene, Li-
banon kple [d]Sirion abe tɔvi ene.
7 Yehowa fe gbe ke dzo mia.
8 Yehowa fe gbe na gbedzi ʋu-
ʋu, Yehowa na Kades-gbedzi ʋu-
ʋu. 9 Yehowa fe gbe na fu du
zinɔwo, eye wòkɔ avemetiwo ta;
eye nusianu le gbɔgblɔm le efe
gbedoxɔ me be: Bubu!
10 Yehowa bɔbɔ nɔ anyi gli de
tɔdɔdɔ dzi; Yehowa bɔbɔ nɔ anyi
gli abe fia ene tegbee. 11 [h]Yehowa
atsɔ ŋusẽ na efe dukɔ; Yehowa
atsɔ ŋutifafa ayra efe dukɔ!

**Dawid da akpe na Mawu bena, ede yefe agbe**

**30.** Dawid fe ha; xɔ ŋu kɔha.
2 Mado wò de dzi, Yehowa,
elabena wòe hem dogoe, eye mêna
be, nye futɔwo kpɔ dzidzɔ de ŋu-
nye o.[l] 3 Yehowa, nye Mawu, wòe
medo ɣli na, eye nèda gbe le ŋu-
nye. 4 Yehowa, [n]wòe he nye
luʋɔ tso tsiẽfe, eye nègbɔ agbem
tso amesiwo yi aʋli me la dome.
5 Midzi kafukafuha na Yehowa,
mi efe ame kɔkɔewo, eye mikafu
efe ŋkɔ kɔkɔe la! 6 Elabena efe
[p]dziku nu mesena yina o, ke efe
amenuveve nɔa anyi agbenɔɣi
katã; fiẽ la avi dzɔna, ke ŋdi la
aseyetsotso vaa afe.
7 Nyea megblɔ le nye dzidedi
me bena: Ke made le tenye akpɔ
gbede o! 8 Yehowa, ètsɔ wò ame-
nuveve li ke nye to zã. Esi nèɣla
wò ŋku me la, dzidzi fom.
9 Yehowa, wò yɔm mele; Ye-
howa, wòe mele koko fom na be:
10 Vide ka le nye ʋu ŋu, ne
meyi [u]aʋli me? Ɖe ʋuʋudedi akɔ-
fu wò, eye wòade gbe fã wò nu-
tefewɔwɔa? 11 Yehowa, see, eye
nave nunye; Yehowa, nanye nye
xɔnametɔ!
12 Ena nye nuxaxa zu ɣedudu
nam; ède akpanya le ŋunye he-
tsɔ dzidzɔ bla ali dzi nam,[v] 13 ne
nye bubu [y]nadzi kafukafuha na
wò, eye mazi dodoe o. Yehowa,
nye Mawu, makafu wò tegbee!

**Makpɔkpɔ mena ŋu kpea ame o.**

**31.** Dawid fe ha na henɔ la.
2 Yehowa, wòe mesi tso,
megana ŋu nakpem akpɔ gbede
o! Tsɔ wò dzɔdzɔenyenye la dem!
3 Ƒu to anyi de ŋunye, dem asi
tsɔtsɔe; zu [b]agakpe, si nye si-
tsofe nam, kple mɔ̃ sesẽ, ne naxɔ
nam! 4 Elabena wòe nye nye
agakpe kple nye mɔ̃ sesẽ, eye
àlė nye alɔnu akplɔm le [e]wò ŋkɔ
la ta. 5 Ȧdem le dɔ, si wodo nam
la me, elabena wòe nye nye sitso-
fe![f] 6 [g]Metsɔ nye gbɔgbɔ le asi-
wò me dem; Yehowa, èdem, wò
Mawu nutefetɔ. 7 Melė fu ame-
siwo ku de nu madinuwo ŋu la;
ke nyea medo ŋu de Yehowa ŋu.
8 Matso aseye, eye dzi adzɔm le
wò amenuveve ŋuti, le esi nèkpɔ
nye hiã, eye nèlé ŋku de nye luʋɔ
fe xaxa ŋu ta; 9 mètsɔm de asi
na futɔ la o, eye [i]nède nye afɔ
tefe keke.
10 Ve nunye, Yehowa, elabena
medo xaxa me, nuxaxa na nye
ŋku, luʋɔ kple ŋutilã lė ayi.[k] 11
Elabena nye agbe nu yi le ko-
nyifafa me kple nye fewo le hũ-
dede me; nye vodada na nye
ŋusẽ nu tsi, eye nye fuwo nyu-
nyɔ. 12 Mezu alɔmedenu na nye
ketɔwo katã kple nye afelikawo
vevie ŋutɔ; mezu bibi na nye ame
nyanyɛwo, eye amesiwo kpɔam le
kpodomee la, sina le nunye.[o] 13
Woŋlɔm be le dzi me abe ame
kuku ene, eye medi ze gbagbã.
14 Elabena mese ame gedewo fe
dalĩdodo be: „Ɖɔdzi nede to dee!“
Wode adaŋu kple wo nɔewo de
ŋunye be, yewoade nye agbe da.[r]
15 Ke nye la, ŋuwò medo ŋu
do, Yehowa; megblɔ be, nye Ma-
wu nènye. 16 Asiwò me nye
[s]agbe me nyawo le, dem tso nye
futɔwo kple yonyemetilawo si me!
17 Na [t]wò ŋku me naklẽ de wò
dɔla dzi, eye natsɔ wò amenu-
veve axɔ nam! 18 Yehowa, me-
gana ŋu nakpem o, elabena mele
yɔwòm; ŋu nekpe ame vɔ̃diwo,
eye wofe nu netɔ kpe le tsiẽfe!
19 Woade ga nu na aʋatsoka-nuyi-
wo, amesiwo gblɔa nya vlo de
ame dzɔdzɔe la ŋu le dada kple
vlododo me.
20 Wò dɔmenyo, si nètu do na
amesiwo vɔ̃a wò la, esi nède fia

[a] Hi. 37, 2.
[b] 18, 3.
[d] Mo. V. 3, 8. 9.
[e] 23, 3.
[f] 25, 15.
[g] Lu. 23, 46.
[h] 28, 8. 9.
[i] 18, 37.
[k] 6, 8.
[l] 35, 19. 24.
[n] 116, 3. 4.
[o] 69, 11–13.
[p] Yes. 54, 7.
[r] Yer. 20, 10; 46, 5.
[s] 139, 16.
[t] Mo. IV. 6, 25; Ps. 80, 4.
[u] 6, 6.
[v] Yoh. 16, 20.
[y] 16, 9.

amesiwo si wò tso le amegbetɔ-
viwo ŋku me la, sɔ gbɔ loo! 21
[a]Eɣla wo ɖe wò ŋku me ƒe ɣa-
ɣleƒe tso amewo ƒe aglãdzedzewo
nu, eye nèɣla wo ɖe agbadɔ me
tso aɖeʋawɔwɔ nu. 22 Woakafu
Yehowa, elabena eɖe eƒe amenu-
veve fiam [f]nukutɔe le du sesẽ
me. 23 Esi [g]dzi ɖe le ƒonye la,
nyea megblɔ be: Woɖem ɖa le
wò ŋku ta: ke èse nye kokoƒogbe,
esi medo ɣli na wò. 24 Milɔ̃ Ye-
howa, mi eƒe ame kɔkɔewo katã;
Yehowa kpɔa anukwaretɔwo ta,
ke eɖoa teƒe na dadalawo wòsɔa
gbɔ. 25 Misẽ ŋu, eye milé dzi
ɖe ƒo, mi amesiwo katã kpɔa mɔ
na Yehowa la![k]

Nuvɔ̃wo tsotsoke.

**32.** Dawid ƒe nufiameha.
[l]Woayra amesi wotsɔ eƒe
dzidadawo kee, amesi ƒe nuvɔ̃wo
dzi wotsyɔ nui. 2 Woayra amesi
Yehowa mebu vodada na o, eye
eƒe gbɔgbɔ me la alakpaa ɖeke
meli o.
3 Elabena esi mezi ɖodoe la,
nye ŋeŋe atraɖi na nye ƒuwo
[n]nyunyɔ. 4 Elabena wò asi sẽ ɖe
dzinye keli kple zã, ŋdɔ heli-
heli na nye ƒuto me mi no. Sela.
5 Meɖe nye nuvɔ̃wo fia wò, eye
nyemetsɔ nu tsyɔ nye vodadawo
dzi o; megblɔ be, maʋu nye dzi-
dadawo me na Yehowa; tete nè-
tsɔ nye nuvɔ̃ ƒe vodadawo kem.
Sela.[p]
6 Eyata mawumemewo adogbe
ɖa na wò le kpɔwòɣi, ẽ, ne tɔ gã-
wo ɖɔ hã la, womaɖe wo gbɔ o.
7 Bebeƒe nènye nam; èkpɔ tanye
le xaxa me, eye nètsɔ ɖeɖe ƒe
aseyetsotso ƒo xlãm. Sela.
8 Mafia nu wò, eye mafia mɔ,
si nato la wò; maɖo aɖaŋu na wò,
eye nye ŋku anɔ ŋuwò.[v] 9 Miga-
nɔ abe sɔ kple tedzisɔ, siwo nu-
nya mele tagbɔ na o la ene o;
woƒe atsyɔ̃ɖonu enye ka kple
numega, si wotsɔna mlã woe, hafi
woate ɖe ŋuwò.[z] 10 Ame vɔ̃ɖi
kpɔa vevesese geɖe; ke amesi
ɖoa ŋu ɖe Yehowa ŋu la, atsɔ
amenuveve aƒo xlãe. 11 Mikpɔ
dzidzɔ ɖe Yehowa ŋu, eye mitso
aseye, mi ame dzɔdzɔewo! Migli
kple dzidzɔ, mi amesiwo katã ƒe
dzi to mɔ ɖeka![b]

a 27, 5. b 32, 11. d 92, 4. e 40, 4; 96, 1; 98, 1; Nyaɖ. 5, 9. f 17, 7. g 116. 11. h Mo. I. 1, 6. 14. i 104, 9. k 27, 14. l Ro. 4, 6—9. n 31, 11; 51, 10. o Mo. V. 32, 29. p Lod. 28, 13. r Sam. I. 17. s 20, 8. t 34, 16. 18. u 34, 10. 11. v 25, 12. y 3, 4. z Lod. 26, 3. a Sam. I. 21, 14 v. 16. b 33, 1.

Mawu ƒe domenyo kafukafu.

**33.** Migli kple dzidzɔ, mi ame
dzɔdzɔewo, ɖe Yehowa ŋu;
kafukafuha dze nuteƒewɔlawo![b]
2 Mikafu Yehowa kple kasaŋku-
wo, eye [d]mifo saŋku ka ewo tɔ
nɛ! 3 Midzi [e]ha yeye nɛ; mitɔ
asi kaawo nu kple ŋusẽ! 4 Ela-
bena Yehowa ƒe nya toa mɔ ɖeka,
eye eƒe nuwɔwɔwo katã le eteƒe.
5 Elɔ̃a dzɔdzɔenyenye kple ʋɔnu-
ɖɔdrɔ̃; Yehowa ƒe amenuveve yɔ
anyigba dzi taŋ. 6 Yehowa ƒe
nya wotsɔ wɔ dziƒowoe, eye eƒe
nu me gbɔgbɔ wotsɔ wɔ wo ŋu nu-
wo katãe.[h] 7 [i]Eƒoa atsiaƒutsiwo
nu ƒu abe ɖe goe me ene, eye
wòdzraa tɔɖɔɖɔ ɖo ɖe nudzraɖo-
ƒe. 8 Anyigba blibo la nevɔ̃ Ye-
howa; xexemetɔwo katã nesi eƒe
ŋku me! 9 Elabena eƒo nu, eye
wòva me; eɖe se, eye wòdo ɖi.
10 Yehowa tɔtɔ dukɔwo ƒe aɖaŋu-
ɖeɖe me, eye wògblẽ anyigba
dzi dukɔwo ƒe tameɖoɖo me. 11
Yehowa ƒe aɖaŋuɖeɖe li tegbee,
eye eƒe dzimesusuwo tso dzidzi-
me yi dzidzime.
12 Woayra dukɔ, si ƒe Mawu
Yehowa nye; dukɔ, si wòtia wɔ
domenyinu na eɖokui.[o] 13 Yeho-
wa kpɔa nu tso dziƒo ke, ekpɔa
amegbetɔviwo katã. 14 Ele enɔƒe
ɖe ŋku ɖe anyigba dzi tɔwo katã,
15 eya, amesi wɔ woƒe dziwo katã
tim, eye wòlé ŋku ɖe woƒe dɔwɔ-
wɔwo katã ŋu. 16 Fia ƒe dziɖuɖu
mele aʋakɔ kpaŋkpaŋ me o, eye
ŋusẽ geɖe meɖea kalẽtɔ o.[r] 17
Ne eɖò dziɖuɖu teƒe la, sɔ mele
ɖeke me o, eye eƒe ŋusẽ la hã me-
ɖea ame o.[s] 18 Ke boŋ Yehowa ƒe
ŋku le amesiwo vɔ̃nɛ ŋu, amesiwo
le eƒe amenuveve sinu kpɔm,[t] 19 be
wòaɖe woƒe luʋɔ tso ku me, eye
[u]wòalé woƒe agbe ɖe te le dɔŋɔli.
20 Míaƒe luʋɔ le mɔ kpɔm na
Yehowa, míaƒe xɔname kple akpo-
xɔnu wònye.[y] 21 Elabena míaƒe
dzi le dzidzɔ kpɔm le eŋu, eye
míele ŋu ɖom ɖe eƒe ŋkɔ kɔkɔe
la ŋu. 22 Yehowa, wò amenu-
veve nenɔ mía dzi, abe alesi míele
mɔ kpɔm na wòe ene!

Dawid ɖe dzi ƒo na eɖokui le Mawu kafukafu kple Mawu vɔvɔ̃ ŋuti.

**34.** Dawid tɔ, esime [a]wòdo aɖa-
ʋatɔ eɖokui le Abimelex
ŋku me, eye wònyãe wòdzo.

2 Makafu Yehowa ɣeawokatãɣi,
eye eƒe kafukafu anɔ nunye me
ɖaa. 3 Nye luʋɔ atsɔ Yehowa aƒo
adegbee, hiãtɔwo asee, eye woa-
kpɔ dzidzɔ. 4 Mido kɔkɔ Yeho-
wa ɖem ti, eye mina míaƒo kpli
ado eƒe ŋkɔ ɖe dzi! 5 Medi Ye-
howa, etɔ nam, eye wòɖem tso
nye ŋodziwo katã me. 6 Ame-
siwo tsɔ ŋku ɖo eŋu la, dzidzɔ
ɖo mo na wo, eye woƒe mo me-
tsi dã o. 7 Esi hiãtɔ sia yɔe la,
Yehowa ɖo toe, eye wòɖee tso
eƒe hiãwo katã me. 8 Yehowa ƒe
dɔla ƒua asaɖa anyi ɖe amesiwo
vɔ̃nɛ la ŋu, eye wòhea wo doa
goe.[c] 9 [f]Miɖɔe kpɔ, eye miakpɔ
be, Yehowa ƒe dɔme nyo; woayra
ŋutsu, si sii tso. 10 Mivɔ̃ Yeho-
wa, mi eƒe ame kɔkɔewo, elabena
[h]amesiwo vɔ̃nɛ la, hiã metua wo
o. 11 Hiã tua dzataviwo, eye dɔ
wua wo, ke amesiwo dia Yehowa
la, kesinɔnua ɖeke mehiãa wo o.[i]
12 Viwo, miva, milé to ɖe ŋu-
nye, ne mafia Yehowa-vɔvɔ̃ mi!
13 [k]Amekae le agbe dim, amesi
lɔ̃a ŋkeke geɖe, be yeakpɔ dzɔ-
gbenyuie? 14 Kpɔ wò aɖe dzi
ɖe vɔ̃ ŋu kple wò nuyiwo dzi, ne
womagagblɔ alakpanya o! 15 Te
ɖa le vɔ̃ ŋu, eye nawɔ nu nyui:
di ŋutifafa, eye nati eyome![n] 16 Ye-
howa ƒe ŋkuwo le ame dzɔdzɔe-
wo ŋu, eye eƒe towo le woƒe ɣli-
dodo ŋu. 17 Yehowa klẽ ŋku ɖe
amesiwo le vɔ̃ wɔm la, ne yea-
tsrɔ̃ woƒe [p]ŋkɔ ɖa le anyigba
dzi. 18 Wodo ɣli, Yehowa see,
eye wòɖe wo tso woƒe xaxawo
katã me. 19 Yehowa tsɔ ɖe ame-
siwo ƒe dzi gbã gudugudu la gbɔ,
eye wòxɔna na amesiwo ƒe gbɔ-
gbɔ wofo ƒu anyi.[r] 20 Ame dzɔ-
dzɔe ƒe fukpekpewo sɔ gbɔ, ke
Yehowa denɛ tsoa wo katã me.[s]
21 Ekpɔa eƒe ƒuwo katã ta, wo-
maŋe wo dometɔa ɖeke o. 22
Dzɔgbevɔ̃e wua ame vɔ̃ɖi la, eye
amesiwo lé fu ame dzɔdzɔe la la,
woakpɔ woƒe dzidada tɔ nua. 23
Yehowa neɖe eƒe dɔlawo ƒe luʋɔ,
eye amesiwo katã sii tso la, wo-
makpɔ woƒe dzidada tɔ nua o.

Gbedododa le ɖeɖe tso futɔ vɔ̃ɖiawo si me ŋuti.

**35.** Dawid tɔ.
Yehowa, wɔ avu kple ame-
siwo le avu wɔm kplim, wɔ aʋa
kple amesiwo le aʋa wɔm kplim!
2 Tsɔ wò akpoxɔnu ɖagbitɔ kple
lolotɔ, eye tso, naxɔ nam![a] 3 Di
wò akplɔ, naxe mɔ na yonyeme-
tilawo; gblɔ na nye luʋɔ be: Xɔ-
name menye na wò! 4 Ðukpe
kple vlododo ava amesiwo le nye
luʋɔ dim la dzi, eye amesiwo le
nye dzɔgbevɔ̃e bum ɖe tame la,
agbugbɔ ɖe megbe, eye woƒe mo
atsi dã.[b] 5 Woanɔ abe tsro le ya
nu ene, eye Yehowa ƒe dɔla atu-
tu wo ɖa. 6 Woƒe mɔ dzi nedo
viviti, edzi neɖiɖi, eye Yehowa
ƒe dɔla neti wo yome! 7 Elabe-
na [d]yakatsyɔ wodo ɖɔ ɖe ŋunye,
eye yakatsyɔ woɖe ʋe na nyɛ
luʋɔ. 8 [g]Gbegblẽ nedo ɖe edzi
kpoyi; eƒe ɖɔ, si wòɖo la, neɖe
eya ŋutɔ, eye nege dze gbegblẽ
la me! 9 Ke nye luʋɔ atso aseye
ɖe Yehowa ŋu, eye wòakpɔ dzi-
dzɔ le eƒe xɔname ŋu. 10 Nye
ƒuwo katã agblɔ bena: Yehowa,
amekae de nuwò? Wò amesi ɖe
hiãtɔ tso amesi tri akɔ wui la
si me, kpakple hiãtɔ kple ame
dahe tso amesi da adzoe la si me.
11 Ðasefo ŋutasẽlawo tsi tre,
eye wole nusi nyemenya o la
biamem. 12 [l]Wotsɔ vɔ̃ ɖo nyui
teƒe nam, eye wodo tsyɔ̃evim. 13
Ke ne [n]wole dɔ lém la, nyea me-
taa akpanya, metsɔa nutsitsidɔ
wɔa funyafunya nye luʋɔ, eye
nye gbedododa doa ta nye akɔme,
14 abe xɔ̃nye kple nɔvinyeŋutsu
wonye ene; meƒo ɖi do dɔgɔ̃e le
yiyim, abe amesi le fu nyim na
dada ene. 15 Ke esi memu dze
anyi la, wokpɔ dzidzɔ, eye woƒo
takpli. ame ɖigbɔ, siwo nyemenya
o la, kpe ta ɖe ŋunye, eye wole
alɔme ɖem numaɖemee. 16 Apa-
yɔlawo le alɔme ɖem, eye wole
[t]aɖukli dum ɖe ŋunye. 17 Aƒetɔ,
ɣekaɣi nanɔ ekpɔm kple ŋku ava
se ɖo? Ðe nye luʋɔ tso woƒe
gbegblẽ me, kple nye [u]tenu la
tso dzatavi si me! 18 Ekema ma-
nyɔ wò ŋkɔ le ameha gãwo me,
eye makafu wò le ame geɖewo
dome.[v]
19 Megana nye ketɔ aʋatsotɔ-
wo nakpɔ dzidzɔ ɖe ŋunye o, eye
amesiwo lé fum[y] yakatsyɔ la, nate
ŋku dem o! 20 Elabena wome-
gblɔa ŋutifafanya o, eye wodo ala-
kpadanya ɖeanyigba dzi ame fafa-

a 7, 13. 14.
b 40, 15.
d kp. 19.
e Mo. 1. 32, 2; Ps. 91, 11.
f Pet. 1. 2, 3.
g 9, 16.
h 37, 19.
i 33, 18. 19; 37, 25; Lu. 1, 53.
k Pet. 1. 3, 10 v. 12.
l 38, 21.
n 37, 27.
o Ro. 12, 15; Hi. 31, 29.
p Lod. 10, 7.
r 51, 19.
s Kor. II. 1, 5.
t Hi. 16, 9.
u 22, 21.
v 22, 23.
y 25, 19; 69, 5; Yoh. 15, 25.

wo ŋu. 21 Woke woƒe nu baa ɖe
ŋunye le gbɔgblɔm be: Ehẽ, ehẽ,
míaƒe ŋkuwo kpɔe![a] 22 Yehowa,
èkpɔe, megazi kpi o; Aƒetɔ, me-
ganɔ adzɔge tso gbɔnye o! 23 Ma-
wunye kple Aƒetɔnye, nyɔ, eye
nanɔ ŋute ɖe nye ʋɔnudɔdrɔ̃ kple
nye nya ŋu![b] 24 Yehowa, nye Ma-
wu, drɔ̃ ʋɔnum ɖe wò dzɔdzɔenye-
nye la nu, ne womagakpɔ dzidzɔ
ɖe ŋunye o! 25 Megana woagblɔ
le woƒe dzi me be: Ehẽ, alea dim
míele o! Megana woagblɔ be:
Míemii o! 26 [e]Ɖu nekpe amesi-
wo le dzidzɔ kpɔm le nye dzɔ-
gbevɔ̃e ŋu la, eye woƒe mo netsi
dã; vlododo kple ŋukpe nenyẽ
tsyɔ amesiwo le asi ƒum akɔ ɖe
ŋunye la! 27 Amesiwo ŋu nye
dzɔdzɔenyenye dze la, atso aseye,
eye woakpɔ dzidzɔ ahanɔ gbɔ-
gblɔm ɖaa be: Yehowa, amesi ŋu
eƒe dɔla ƒe ŋutifafa dze la, lolo![h]
28 Nye aɖe aƒo nu le wò dzɔdzɔe-
nyenye ŋu, eye wòakafu wò gbe-
siagbe.

**Konyifafa le mawumavɔ̃lawo ŋuti. Mawu ƒe domenyo wɔwɔ na mawuvɔ̃lawo.**

**36.** Yehowa ƒe dɔla Dawid tɔ
na henɔ la.
2 Ame vɔ̃ɖi ƒe dzidada ƒe gbe
le nye dzi me be: [n]Mawu ƒe vɔ-
vɔ̃a ɖeke metso ga ɖe ŋku me
nɛ o. 3 Elabena evivi nume nɛ
le eŋku me, ne wòakpɔ mɔnu le
eƒe dzidada ŋu, eye wòalé fui.
4 Eƒe nu me nya enye vovlo kple
alakpa; edzudzɔ nuwɔwɔ ɖe nu-
nya me kple nu nyui wɔwɔ. 5 Enɔa
nu vlo ŋu bum le eƒe aba dzi,
etsɔa eɖokui ɖoa mɔ, si menyo o
la dzi, eye metsria nu vɔ̃ɖi o.[r]
6 Yehowa, wò amenuveve ɖatɔ
dziƒo ke, eye wò nuteƒewɔwɔ ɖa-
seɖe alilikpowo ŋu.[t] 7 Wò dzɔ-
dzɔenyenye le abe Mawu ƒe [v]to-
wo ene, wò ʋɔnudɔdrɔ̃ enye tɔ
goglo; èxɔna na amegbetɔwo kple
lãwo, wò Yehowa. 8 Mawu, wò
amenuveve xɔ asi loo! Amegbetɔ-
viwo be ɖe wò aʋala ƒe vɔvɔli
te. 9 Wodi ƒo kple aƒewò me nu
gbogboawo, eye nèkpe wò vivi-
sese ƒe tɔsisi na wo wono di kɔ.[z]
10 Elabena gbɔwò [b]agbedzɔƒe le,
eye wò kekeli me míele kekeli
kpɔm le.
11 Gblẽ wò amenuveve ɖe ame-
siwo nya wò la dzi kple wò dzɔ-
dzɔenyenye ɖe amesiwo ƒe dzi to
mɔ ɖeka la dzi! 12 Dadalawo me-
gate afɔ ɖe dzinye o, eye ame
vɔ̃ɖiwo ƒe asi meganyãm de gbe
o! 13 Kpɔ ɖa, nu vɔ̃ɖi wɔlawo
dze anyi ɖe afima, wotutu wo ƒu
anyi, eye womagate ŋu afɔ o.

**Mawumavɔ̃lawo ƒe dzɔgbenyuie nagaɖia nu na wò o.**

**37.** [d]Dawid tɔ.
Dzi megaku wò le nu vlo
wɔlawo ŋu o, eye megaʋã ŋu ɖe
amesiwo wɔ nu tovo la ŋu o![f]
2 Elabena woasi wo xoxoxo abe
gbe ene, eye woayrɔ abe aŋgba
ene. 3 Ɖo ŋu ɖe Yehowa ŋu, eye
nawɔ nyuie![g] Nɔ anyigba dzi, eye
naɖi anukware! 4 Yehowa ƒe nu
nenyo ŋuwò, eye wòana nusi wò
dzi di la wò. 5 Tsɔ wò mɔwo gblẽ
ɖe Yehowa dzi, eye naɖo ŋu ɖe
eŋu, ekema awɔe aɖe goe.[i] 6 Ahe
wò dzɔdzɔenyenye ɖe go abe ke-
keli ene, kple wò nya dzɔdzɔe ɖe
go abe ŋdɔkutsu ene.[k] 7 Zi kpi
na Yehowa kpoo, eye nakpɔ esinu!
Dzi megaku wò ɖe amesi ƒe mɔ-
wo dzea dzi nɛ, kple ŋutsu, si nye
ayetɔ la ŋu o![l] 8 Wò dɔmedzoe
nu nefa, eye nadzudzɔ dzikudo-
do; dzi megaku wò o, elabena nu
vɔ̃ɖi ko nayi wɔwɔ ge! 9 Elabena
woatsrɔ̃ ame vlowo, ke amesiwo
kpɔa mɔ na Yehowa la, [o]woanyi
anyigba la dome. 10 Ekpɔtɔ vie
ko ame vɔ̃ɖi la maganɔ anyi o,
eye ne èɖe ŋku ɖe eteƒe la, má-
gakpɔe o.[p] 11 Ke ame ɖihiãwo
anyi anyigba la dome, eye dzi
adzɔ wo ɖe ŋutifafa gbogbo la
ŋuti.[s] 12 Ame vɔ̃ɖi ɖoa vɔ̃ ɖe ame
dzɔdzɔe la ŋu, eye wòɖua adukli
ɖe eŋu. 13 Aƒetɔ la le ekom, ela-
bena ekpɔ be, [u]eƒe ŋkeke li gbɔ-
na. 14 Ame vɔ̃ɖiwo ɖi yi, eye
wovu woƒe da me, ne woaxlã hiã-
tɔwo kple ame dahewo ɖe anyi,
eye woawu amesiwo ƒe zɔzɔme
to mɔ ɖeka la.[y] 15 Ke woƒe yi
aƒo ɖe woawo ŋutɔ ƒe dzi, eye
woƒe da aŋe. 16 Nu ʋee, si le ame
dzɔdzɔewo si la, nyo wu ame vɔ̃ɖi
geɖewo ƒe nu gbogboawo.[a] 17 Ela-
bena ame vɔ̃ɖiwo ƒe alɔ aŋe, ke
Yehowa léa ame dzɔdzɔewo ɖe
te. 18 Elabena Yehowa nya ame
maɖiƒɔwo ƒe ŋkeke, eye woƒe do-
menyinu anɔ anyi tegbee. 19 Ɖu

[a] 40, 16.
[b] 44, 24.
[d] kpɔ 49; 73; Hiob ƒeagba 16.
[e] kp. 4.
[f] Lod. 24, 19.
[g] kp. 27. 29.
[h] 40, 17.
[i] Pet. I. 5, 7.
[k] 97, 11; 112, 4; Hl. 11, 17.
[l] 73, 3.
[n] Ro. 3, 18.
[o] kp. 11. 22. 29. 34.
[p] kp. 25.
[r] Mi. 2, 1.
[s] kp. 9; Mat. 5, 5.
[t] 57, 11; 108, 5.
[u] Hi. 18, 20.
[v] 125, 1. 2.
[y] 11, 2.
[z] 23, 5.
[a] Lod. 15, 16.
[b] Yer. 2, 13.

makpe wo le ŋkeke vɔ̃wo dzi o,
eye woaɖi ƒo le dɔŋɔli.[a] 20 Elabena
ame vɔ̃ɖiwo atsrɔ̃, eye Yehowa
ƒe ketɔwo nu ayi abe lãnyiƒe
ƒe atsyɔ̃ɖoɖo ene; wo nu
ayi abe dzudzɔ ene.[d] 21 Ame vɔ̃ɖi
la doa nugbana, eye mexenɛ
o; ke ame dzɔdzɔe la vea ame
nu, eye wonaa nu ame. 22 Elabena
amesiwo wòyra la, woanyi
anyigba la dome, ke woatsrɔ̃
amesiwo wòƒo fi de la.[h]
23 Yehowa lia ke ŋutsu ƒe afɔɖeɖe,
nenye be, eƒe mɔwo dze eŋu.
24 Ne edze anyi la, maɖo baba
ɖe anyi o, elabena Yehowa lèa
eƒe asi ɖe te.[k] 25 Menɔ ɖevime
tsã, eye azɔ metsi, ke nyemekpɔ
be, wogblẽ ame dzɔdzɔe ɖi, eye
viawo ɖo abologbe kpɔ o.[l] 26 Evea
ame nu ɣesiaɣi, eye wòdoa nugbana,
eye viawo zua yayra. 27 Tsri
vɔ̃, eye nawɔ nyui, ekema ànɔ
anyi tegbee.[n] 28 Elabena Yehowa
lɔ̃a nya dzɔdzɔe, eye megblẽa eƒe
mawumemewo ɖi o; akpɔ wo ta
tegbee, ke woatsrɔ̃ ame vɔ̃ɖiwo ƒe
viwo.[o] 29 Ame dzɔdzɔewo anyi
anyigba la dome, eye woanɔ edzi
tegbee.[p] 30 Nunya le ame dzɔdzɔe
la nu, eye eƒe aɖe gblɔa nya dzɔdzɔe.
31 Eƒe Mawu ƒe se la le
eƒe dzi me, eye eƒe afɔɖeɖe meʋãna
o.[s] 32 Ame vɔ̃ɖi la de xa
ɖi na ame dzɔdzɔe la, eye wòdi
be, yeawui.[t] 33 Ke Yehowa megblẽe
ɖe esi me o, eye ne wodrɔ̃
ʋɔnui la, mebua fɔe o.[u]
34 Kpɔ mɔ na Yehowa, eye nalé
ŋku ɖe eƒe mɔwo ŋu, ekema ado
wò ɖe dzi, ne nanyi anyigba la
dome, eye ne woatsrɔ̃ ame vɔ̃ɖiwo
la, àkpɔ eteƒe.[y] 35 Mekpɔ ame
vɔ̃ɖia ɖe le dadzra ɖam, eye wòvu
eɖokui dranyi abe ati dodo, si
vu ke la ene.[z] 36 Meto eŋu yi,
eye kpɔ ɖa, megali o; medii, eye
nyemekpɔe o.[a] 37 Lé ŋku ɖe ame
maɖifɔ la ŋu, eye nakpɔ ame dzɔdzɔe
la ɖa, elabena dzidzimeviwo
le ŋutifafame la si.[b] 38 Woatsrɔ̃
dzidalawo katã, eye woatsrɔ̃ ame
vɔ̃ɖiwo ƒe dzidzimeviwo. 39 Ke
dzɔdzɔewo ƒe xɔname tso Yehowa
gbɔ, eya nye sitsoƒe na wo
le hiãɣi me.[e] 40 Yehowa dea wo
dzi, eye wòɖea wo, eɖea wo tso
ame vɔ̃ɖiwo si me, eye wòxɔna
na wo, elabena wosinɛ tsona.[g]

[a] 33, 19. [b] kpɔ 6. [d] 68, 3. [e] Hi. 6, 4. [f] 32, 4. [g] 51, 10. [h] kp. 9. [i] Kony. 1, 14. [k] Lod. 24, 16. [l] 34, 10. 11. [n] 34, 15. [o] 11, 7. [p] Yes. 60, 21. [r] 31, 12; Hi. 19, 14. [s] 40, 9. [t] 10, 8–10. [u] 34, 23. [v] 20, 2. [y] kp. 9. [z] Hi. 5, 3-5; 20, 6. 7; Xez. 31, 3 v. 14. [a] kp. 10. [b] Mo. I. 39, 8. 9. [d] 32, 5. [e] 46, 2. [f] 35, 12. [g] Lu. 18, 8.

Dawid fa konyi le fukpekpe gãa ɖe te, eye wòbia Mawu ƒe kpekpeɖeŋu.

38. [b]Dawid ƒe ha na ŋkuɖodzi.
2 Yehowa, megaka mo nam
le wò dɔmedzoe me o, eye megahe
to nam le wò dziku me o! 3 Elabena
wò [e]aŋutrɔwo ɖo agu ɖe menye,
eye wò [f]asi te ɖe dzinye.
4 Agbagbeƒea ɖeke mele nye lãme
o le wò dɔmedzoe la ta; ŋutifafaa
ɖeke mele nye [g]ƒuwo me
o le nye nuvɔ̃ ta. 5 Elabena nye
vodadawo gbɔ tanye, eye wole
kpeyem ŋutɔ abe agba kpekpe
ene.[i] 6 Nye abiwo le ʋeʋẽm le
tsi kplɔm yoo le nye bometsitsi ta.
7 Mexa gobaa, eye mebi ŋutɔ, meƒo
ɖi le yiyim ŋkekeawo katã. 8 Elabena
nye alime ʋu dzo hẽ, eye
agbagbeƒea ɖeke mele nye lãme
o. 9 Megbɔdzɔ, eye nye lãme gbã
guduguɖu, mele ɣli dom wu alesi
dzata ɖea gbee.
10 Aƒetɔ, ŋkuwò me nye didiwo
katã le, eye nye hũɖeɖewo
meɣla ɖe wò o. 11 Nye dzi le
totrom, nye ŋusẽ gblẽm ɖi, eye
nye ŋkuwo ƒe kekeli hã megale
gbɔnye o. 12 Nye ame lɔlɔ̃wo
kple xɔ̃nyewo ƒo asa nam le nye
fuwɔame la ta, eye nye ƒometɔwo
tsi tre ɖe adzɔge.[r] 13 Amesiwo
le nye agbe yome dim la, tre mɔ̃
nam, amesiwo le nye dzɔgbevɔ̃e
dim la, le nu ƒom le gbegblẽ ŋu,
eye wole alakpadada ŋu bum ŋkeawo
katã. 14 Mele abe tokunɔ
ene, nyemesea nu o, eye mele
abe aɖetututɔ, si mekea eƒe nu o
la ene.[v] 15 Mele abe ŋutsu, si
mesea nu o, eye nyakpenyaa ɖeke
mele eƒe nu me o la ene.
16 Elabena wò Yehowa, sinu kpɔm
mele, àtɔ nam, Aƒetɔ, nye Mawu!
17 Elabena mele gbɔgblɔm be,
womegakpɔ dzidzɔ ɖe ŋunye o;
eye esi ke ɖe le nye afɔ te la,
wole adegbe ƒom ɖe ŋunye. 18 Nye
anyidzedze gbɔ megadidi o, eye
nye veveseseswo le ŋkunye me
ɖaa. 19 Elabena meɖe nye vodadawo
fia, eye metsi dzi le nye
nuvɔ̃wo ta.[d] 20 Ke nye futɔwo
le agbe, eye ŋusẽ le wo ŋu; amesiwo
lé fum yakatsyɔ la, sɔ gbɔ.
21 Amesiwo tsɔ vɔ̃ ɖo nyuie teƒe
nam la, lém ɖe ke me, le esi meti
nyuie yome ta.[f] 22 Yehowa, megagblẽm
ɖi o, nye Mawu, meganɔ

adzɔge tso gbɔnye o! 23 Afetɔ,
nye xɔname, netsɔ nakpe ɖe ŋu-
nye!

Dawid bia Mawu ƒe akɔfafa.

**39.** Dawid ƒe ha na henɔ [b]Ye-
dutun.
2 Mebe: Malé ŋku ɖe nye zɔ-
zɔme ŋu, ne nyemagawɔ nuvɔ̃ kple
nye aɖe o; made ga nye nu, ŋke-
ke alesi ame vɔ̃ɖi la gale ŋku-
nye me ko. 3 Ɖoɖoe zi le ŋunye
klenee, eye mezi ɖoɖoe le dzɔgbe-
nyuiewo ŋu, ke nye veveseséwo
do gã ɖe dzi.[d] 4 Nye dzi xɔ dzo
ɖe dɔme nam; ne mele tame su-
sum la, dzo la flana. Metsɔ nye
aɖe le nu ƒom be: 5 Yehowa, na
manya nye nuwuwu kple alesi
nye ŋkekewo ƒe dzidzeme le; na
madze si ɣesiɣi nunye ava yi![h]
6 Kpɔ ɖa, ewɔ [i]nye ŋkekewo wo-
nye asi ƒe kekeme, eye nye agbe-
nɔɣi menye naneke le ŋkuwò me
o. Nyateƒe, ne amegbetɔ li ke ʋuu
hã la, ƒuƒu ko wònye. Sela. 7 Vavã,
amegbetɔ le yiyim abe vɔvɔli ene,
eye ƒuƒu ŋu ko wòle zi dom ɖo;
[k]eli kɔ nu gleglegle, ke menya
ameka si me wole yiyi ge ɖe o.
8 Azɔ, Afetɔ, nuka sinu makpɔ?
Wò ɖeɖe koe mele mɔ kpɔm na.
9 Ɖem tso nye dzidadawo katã
me; megatsɔm wɔ alɔmeɖenu
na bometsilawo o![n] 10 Ɖoɖoe zi
le ŋunye, nyemeke nye nu o, ela-
bena wòe wɔe. 11 Ɖe wò biãka-
me ɖa le ŋunye, wò asi ƒe avu-
wɔwɔ kplim na metsrɔ̃. 12 Ne
etsɔ tohehe ka mo na amegbetɔa ɖe
le eƒe vodada ta la, ekema eƒe nyo-
nyo dome agblẽ, abe agbagblaʋui
ye dui ene. Vavãe, ƒuƒu ko ame-
gbetɔwo katã nye! Sela.[p] 13 Ye-
howa, se nye gbedoɖoɖa, nye ɣli-
dodo nede to me na wò, eye me-
gazi kpi kpɔ nye aɖatsiwo o, ela-
bena [r]amedzro menye le gbɔwò,
eye amegbɔme menye abe fofo-
nyewo katã ene. 14 Ɖe kɔ ɖa le
ŋunye, ne magbɔ ɖe me, hafi
mayi, eye nyemaganɔ anyi o![t]

Akpedanumeme nyuitɔ na Mawu. Kukuɖeɖe ɖe kpekpeɖeŋu ta.

**40.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Mele mɔ kpɔm na Ye-
howa kakaka, ezlɔ to ɖe ŋunye,
eye wòse nye ɣlidodo. 3 Ehem

[a] 33, 3.
[b] Kron. I. 25, 1. 3.
[d] 39, 14.
[e] 139, 17. 18.
[f] 51, 18; Heb. 10, 5—10.
[g] Yes. 50, 5.
[h] 90,12; Hi.14,5.
[i] 90, 5.
[k] Nyagb. 2, 18. 21; Lu. 12, 18 v. 20.
[l] 22, 23. 26.
[n] Sam.II.16,10.
[o] kp. 14-18 kpɔ 70.
[p] kp. 6.
[r] Mo.III.25, 23; Ps.119,19;Pet. I.2,11;Heb.11, 13.
[s] 6, 11.
[t] Hi. 10, 20.
[u] 35, 21. 25.
[v] 109, 22.

tso gbegblẽ ƒe ɖo la me, eye wò-
ɖem le ba finyafinya me, etsɔ
nye afɔ ɖo agakpe dzi, eye wòli
ke nye afɔɖeɖewo, 4 eɖe [a]ha yeye
nunye kple kafukafuha na mía
Mawu la. Ame geɖewo akpɔe, eye
vɔvɔ̃ aɖo wo, eye woaɖo dzi ɖe
Yehowa ŋu. 5 Woayra ŋutsu, si
tsɔ eƒe ŋuɖoɖo ɖo Yehowa dzi,
eye metrɔ eɖokui ɖe ɖadzraɖa-
lawo kple amesiwo ku ɖe aʋa-
tsokaka ŋu la, ŋuti o. 6 Yehowa,
nye Mawu, wò nukunu kple wò
tamesusu, siwo neɖe fia ɖe mía
ŋu la, sɔ gbɔ. Naneke mede nu-
wò o! Mebe, matsɔ wo aɖe gbe
ƒãe, eye maƒo nu le wo ŋu, ke
womele xexlẽ me o.[e]
7 [f]Akpedavɔsa kple numevɔsa
medzea ŋuwò o; eʋu [g]to nam;
mèdia numevɔsa kple nuvɔ̃vɔsa
o. 8 Tete megblɔ bena: Kpɔ ɖa,
megbɔna, agbalẽ me woŋlɔ nya ɖo
le ŋunye. 9 Nye Mawu, wò lɔlɔ̃nu
wɔwɔ enye nye dzidzɔ, eye wò
se la le nye dzi me. 10 Meɖe
gbe ƒã wò dzɔdzɔenyenye le ame-
ha gãwo me; kpɔ ɖa, nyememia
nu o, Yehowa, enyae.[l] 11 Nye-
meɣla wò dzɔdzɔenyenye ɖe nye
dzi me o; mekɔ nu le wò nuteƒe-
wɔwɔ kple wò xɔname dzi, eye
nyemeɣla wò amenuveve kple wò
nyateƒe ɖe ameha gãwo o.
12 Ke wò, Yehowa, mãte wò
nublanuikpɔkpɔ ɖa le gbɔnye o;
wò amenuveve kple wò nyateƒe
akpɔ tanye ɖaa. 13 Elabena fukpe-
kpewo ɖe to ɖem taŋtaŋ, nye vo-
dadawo lém, womele kpɔkpɔ me
nam o; wosɔ gbɔ wu nye taɖa;
eye nye dzi gblẽm ɖi. 14 [o]Yeho-
wa, nedze ŋuwò naɖem; Yehowa,
netsɔ naxɔ nam! 15 Ŋu nekpe
amesiwo le nye agbe dim, be ye-
woaɖe ɖa la, eye wo katã ƒe mo
netsi dã; amesiwo le nye dzɔ-
gbevɔ̃e dim la, nete gbugbɔ ɖe me-
gbe, eye ŋukpe nelé wo![s] 16 Dzi-
dzi neƒo amesiwo le gbɔgblɔm ɖe
ŋunye be: Ehẽ, ehẽ! la, le woƒe
ŋukpe la ta![u] 17 Amesiwo katã
dia wò la, ƒe dzeme nekɔ, eye
weakpɔ dzidzɔ ɖe ŋuwò! Ame-
siwo dia wò xɔname la, nenɔ
gbɔgblɔm ɖaa be: Yehowa lolo!
18 Ke [v]nyea, nenye be, hiã tum,
eye medo ko hã, Afetɔ la alé be
nam. Nye kpeɖeŋutɔ kple xɔna-

metɔ nènye; nye Mawu, megahe
ɖe megbe o!

Konyifafa le futɔ vɔ̃ɖi kple xɔlɔ̃ anukwaremaɖila ŋuti.

**41.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Woayra amesi lèa fɔ ɖe
hiãtɔ ŋu! Yehowa aɖee le dzɔ-
gbevɔ̃eɣi.[a] 3 Yehowa akpɔ eta,
eye wòaxɔe ɖe agbe, ne wòanyo
nɛ le anyigba dzi; màtsɔe ade
asi na eƒe futɔwo ƒe adãwɔwɔ o!
4 Yehowa akpe ɖe eŋu le dɔba
dzi; ne ele dɔ lèm la, atrɔ eƒe
aba dzi nɔnɔ bubui.
5 Nyea mele gbɔgblɔm be: Ye-
howa, ve nunye, da gbe le nye
luʋɔ ŋu, elabena mewɔ nuvɔ̃ ɖe
ŋuwò![e] 6 Nye futɔwo le nu vɔ̃
ƒom ɖe ŋunye be: Xekaɣi gɔ̃ wòa-
ku, eye eƒe ŋkɔ nabu? 7 Eye ne
amea ɖe va kpɔ ye ge ɖa la, edaa
alakpa; eƒe dzi ƒoa nu vɔ̃ɖi nu
ƒu, eye wòdona ɖagblɔnɛ. 8 Nye
futɔwo katã le nu dem tenye, eye
wole nusi nye nye dzɔgbevɔ̃e la
susum ɖe ŋunye be: 9 Wolɔ gbe-
gblẽ trɔ ɖe edzi, emlɔ anyi, eye
magafɔ akpɔ o! 10 Xɔ̃nye kekea-
ke, amesi ŋu medoa ŋu ɖo, eye
wòɖua nye [h]abolo la, kɔ afɔkpo-
dzi dzi ɖe ŋunye.
11 Ke wò Yehowa, ve nunye,
eye nafɔm ɖe te, ekema maɖo eteƒe
na wò! 12 Esia me menyae le
be, nye nu nyoa ŋuwò, ne nye
futɔ magatso aseye ɖe ŋunye o.
13 Ke èlè nyea ɖe asi le nye fɔ-
maɖimaɖi ta, eye nètsɔm ɖo ŋku-
wò me tegbee.
14 Woakafu Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, tso mavɔ me yi mavɔ
me! Nenɔ alea, ẽ, nenɔ alea![l]

## AGBALẼ EVELIA.

Mawu ta biabiase le dzroawo ɖe.

**42.** Korax-viwo ƒe nufiameha
na henɔ la.
2 Alesi zinɔ ƒe veme ƒuna ɖe
tɔʋu ŋu la, nenema nye luʋɔ ƒe
veme ƒu ɖe ŋuwò, Mawu! 3 Tsi-
kɔ le nye luʋɔ wum ɖe Mawu
ŋu, ɖe Mawu gbagbe la ŋu; gbe-
kagbe maɖe ahaɖo ɖe Mawu ŋku
me?[r] 4 Nye aɖatsiwo zu nuɖuɖu
nam zã kple keli, esi wole gbɔ-
gblɔm nam edziedzi be: [t]Afika
gɔ̃ wò Mawu la le? 5 Ne meɖo
ŋu, alesi [u]menɔa amehawo dome,
eye mía kpli wo míeyia Mawu ƒe

a Lod. 19, 17.
b kp. 12; 43, 5.
d 88, 8.
e 6, 3.
f Mo. V. 32, 4.
g 43, 2.
h 55, 14; Yoh. 13, 18; Dɔ. 1, 1[illegible]
i kp. 6.
k 26, 1.
l 72, 18; 89, 53; 106, 48; 150, 6.
m 42, 10.
o 15, 1.
p 63, 6.
r 84, 3.
s 42, 6. 12.
t 79, 10.
u 27, 4.

aƒe la me kple aseyetsotso kple
kafukafuhadzidzi le ŋkekenyuie-
ɖulawo ƒe ha me la, nye dzi ló-
lona gbanaa. 6 Nye luʋɔ, nuka-
ŋuti nèle nu xam, eye nètsi dzo-
dzodzoe le menye? Kpɔ mɔ na
Mawu, elabena magakafui, eya,
amesi nye nye xɔnametɔ kple
nye Mawu la![b]
7 Mawunye! Nye luʋɔ le nu
xam le menye, eyata mele ŋku
ɖom dziwò le Yordan-nyigba, Her-
mon-to kple to sue la dzi. 8 Le
wò [d]tsiwo ƒe kɔkɔɖanyi bababa
me la tɔɖɔɖɔ yɔ tɔɖɔɖɔ; wò tsi
kpakawo kple tsitsotsoewo ŋe ɖe
dzinye. 9 Ŋkeke me la Yehowa
dɔ eƒe amenuveve ɖa, le zã me
la eƒe ha le nunye, eye medo gbe
ɖa na nye agbe ƒe Mawu la.
10 Magblɔ na Mawu, nye [f]agakpe,
be: Nukaŋuti nèŋlɔm be, eye [g]nu-
kaŋuti mafo ɖi anɔ yiyim le nye
futɔ ƒe teteɖanyi te? 11 Ne nye
ketɔwo le alɔme ɖem le gbɔgblɔm
nam edziedzi be: Afika gɔ̃ wò
Mawu le hã la, enɔna abe ŋɔ ɖu-
nue le nye ƒuwo me ene. 12 Nye
luʋɔ, nukaŋuti nèle nu xam, eye
nètsi dzodzodzoe le menye? Kpɔ
mɔ na Mawu, elabena magakafui,
eya, amesi nye nye xɔnametɔ kple
nye Mawu la![i]

Dzɨyiyi: Mawu ta biabiase le dzroawo ɖe.

**43.** [k]Tso afia nam, Mawu, eye
nawɔ nye dzre kple dukɔ
malɔ̃ame la nam; ɖem tso alakpatɔ
kple ame vlo la si me! 2 Elabena
wòe nye nye Mawu, amesi nye nye
sitsoƒe; nukaŋuti nètu asim ɖa,
eye [n]nukaŋuti mafo ɖi anɔ yiyim
le futɔ la ƒe teteɖanyi te? 3 Ɖo
wò kekeli kple wò nyateƒe ɖa, ne
woakplɔm ayi [o]wò to kɔkɔe la
kple wò nɔƒe la gbɔe, 4 ne maɖe
Mawu ƒe vɔsamlekpui la kple nye
[p]dzidzɔseye ƒe Mawu la gbɔ, eye
matsɔ saŋku akafu wò, Mawu,
nye Mawu la! 5 Nye luʋɔ, nuka-
ŋuti nèle nu xam, eye nètsi dzo-
dzodzoe le menye? Kpɔ mɔ na
Mawu, elabena magakafui, eya,
amesi nye nye xɔnametɔ kple nye
Mawu la![s]

Konyifafa le alesi Mawu nyã eƒe dukɔ la ɖa ta.

**44.** Korax-viwo ƒe nufiameha
na henɔ la.

2 Mawu, míesee kple míaƒe to.
mía fofowo da xo na mí, le nusi-
wo nèwɔ le wo ŋɔli le blema la
ŋuti.[b] 3 Etsɔ wò asi nyã dukɔwo,
ke woawo la èƒo woƒe aganu ɖe
to; ègblẽ anyigbadzitɔwo, ke èna
woawo keke ta. 4 Elabena menye
woawo ŋutɔ ƒe yi wotsɔ xɔ anyi-
gba lae o, eye menye woawo ŋu-
tɔ ƒe alɔe xɔ na wo o; ke boŋ wò
nuɖusi kple wò alɔ kpakple wò
ŋku me ƒe kekelie, elabena woƒe
nu nyo ŋuwò.
5 Mawu, nye fia nènye, ɖo xɔ-
name ɖe Yakob![f] 6 Wòe míatsɔ
aƒu míaƒe futɔwo anyii, eye wò
ŋkɔ míatsɔ anyã avuzi le míaƒe
ketɔwo dzii. 7 Elabena nyemele
ŋu ɖom ɖe nye dati ŋu o, eye
menye yie axɔ nam o;[h] 8 ke boŋ
wòe xɔ mí tso míaƒe futɔwo si
me, eye nèna ŋukpe lé míaƒe ke-
tɔwo. 9 Míetsɔ Mawu le adegbe
ƒomi ɖaa, eye míekafu wò ŋkɔ
tegbee. Sela.
10 Ke ètsɔ mí ƒu gbe, èɖe ŋu-
kpe mo na mí, eye mèho yi kple
míaƒe aʋakɔwo o. 11 Ena míeɖe
megbe le míaƒe futɔwo nu, eye
míaƒe ketɔwo ha nu. 12 Etsɔ mí
na, ne woaɖu abe alẽwo ene, eye
nèkaka mí ɖe dukɔwo dome. 13
Etsɔ wò dukɔ dzra ho kpɔtsɔe, eye
mèɖo asi loloe ɖe wo ŋu o. 14 Etsɔ
mí wɔ vlodonu na míaƒe aƒelika-
wo kple alɔmeɖenu kpakple nu
ɖikokoea na amesiwo ƒo xlã mí.[n]
15 Etsɔ mí wɔ hameloe le ɖukɔ-
wo dome kple ame, ne woaʋuʋu
ta ɖe eŋua le anyigbadzitɔwo do-
me. 16 Nye vlododo le ŋkunye
me ŋkekeawo katã, eye ŋukpe,
si le ŋunye la, nyẽ tsyɔm, 17 be
manɔ vlodoamela kple fewuɖula
ŋkɔ sem, eye manɔ futɔ kple hlɔ̃-
biala kpɔm kple ŋku.
18 Nusiawo katã va mía dzi, ke
míeŋlɔ wò be o, eye míezu ala-
kpatɔwo le wò nubabla la me o.
19 Míaƒe dzi mefe ɖa o, eye míaƒe
afɔɖeɖe mete ɖa le wò mɔ dzi o.
20 Elabena èto mí nyanyanya le
amegãxiwo nɔƒe, eye nètsɔ blukɔ
tsiɖitsiɖi tsyɔ mía dzi. 21 Ðe wò-
nye ɖe míeŋlɔ mía Mawu ƒe ŋkɔ
be, eye míeke míaƒe asiwo na ma-
wu tutɔwo la, 22 anye ne mía Ma-
wu maɖi egɔme oa? Elabena enya
dzi me gogloeaƒe ke.[r] 23 Elabena
tawò wole mía wum atraɖi ɖaa,
eye wobua mí abe alẽ, siwo wu
ge woala la ene.[a]
24 Nyɔ, Aƒetɔ! Nukaŋuti nèle
alɔ̃ dɔm? Fɔ, eye megatsɔ mí ƒu
gbe ɖika o![d] 25 Nukaŋuti nèɣla
wò ŋku me, eye nèŋlɔ míaƒe hiã
kple míaƒe xaxa be?[e] 26 Elabena
míaƒe luʋɔ bɔbɔ vaseɖe ke me
ke, eye míaƒe ƒodo lé ɖe anyigba
ŋu. 27 Tso, naxɔ na mí, eye na-
ɖe mí le wò amenuveve la ta!

Kafukafuha dzidzi le fia la kple eƒe ŋugbetɔ la ŋuti.

**45.** Korax-viwo ƒe nufiameha,
si nye lɔlɔ̃ha na henɔ la,
ne woatsɔ [g]„Dzogbenya" ƒe gbe-
ɖiɖi adzii.
2 Nya nyuiwo le fiefiẽm le nye
dzi me wlɔwlɔwlɔ. Mebe: Nye
hawo nye fia la tɔ; nye aɖe enye
amesi bi ɖe nuŋɔŋlɔ me la, ƒe
nuŋlɔti. 3 Edze ɖeka wu amegbe-
tɔviwo, wotrɔ amenuveve kɔ ɖe
nuyi dzi na wò, eyata Mawu yra
wò tegbee![i] 4 Ta wò yi, wò bubu
kple wò atsyɔ̃ɖoɖo ɖe ali, wò ka-
lẽtɔ! 5 Nɔ wò atsyɔ̃ɖoɖo me, na-
ho, eye yi le nyateƒenya la kple
nya dzɔdzɔe, si [k]wote ɖe to la ta,
eye wò nuɖusi afia nu dziŋɔwo
wɔwɔ wò! 6 Wò aŋutrɔ ɖaɖɛwo
ƒo ɖe fia ƒe futɔwo ƒe dzi me,
dukɔwo dze anyi ɖe tewò.
7 [l]Mawu, wò fiazikpui li ɖaa te-
gbee; wò fiaɖuƒe ƒe fiatikplɔ enye
fiatikplɔ dzɔdzɔe. 8 Elɔ̃a dzɔ-
dzɔenyenye, eye nèléa fu nu vɔ̃ɖi,
eyata Mawu, wò Mawu la, si dzi-
dzɔmi na wò ƒo hawòviwo ta. 9 Wò
avɔwo katã nye lifi, sikɔni kple
kotoklobo; saŋkuƒoƒo le dzidzɔ
dom na wò le [o]nyiɖuƒiasã me.
10 Fianyɔnuwo le wò ame vevi-
wo dome; fiasrɔ̃ le Ofir-sikanuwo
me tsi tre ɖe wò nuɖusi me.
11 Nyɔnuvi, see, kpɔ nu, eye naƒu
to anyi, wò ŋku nedzo le wò dukɔ
kple fofowò ƒe aƒe dzi,[p] 12 eye na
fia la nadi wò tugbedzedze yome.
elabena wò aƒetɔ wònye, eye na-
ɖe ta agu nɛ! 13 Tiro-vinyɔnu atsɔ
nunana vɛ, eye dukɔwo ƒe kesi-
nɔtɔwo aɖo mo ŋanɛ na wò. 14 Fia-
vinyɔnu, si le eme la, enye atsyɔ̃-
ɖoɖo ɖeɖe sɔŋ; sika wotsɔ lɔ̃ eƒe
avɔe. 15 Ele avɔ ŋɔŋɔe me wo-
kplɔ yi na fia la, ɖetugbi, siwo

a Ro. 8, 36.
b Mo. V. 6, 20 v. 25.
d 35, 23.
e 10, 1.
f 74, 12.
g 69, 1.
h 20, 8.
i Ha. 5, 10–16.
k 72, 4.
l Sam. 11, 7, 13; Heb. 1, 8. 9.
n 79, 4; Fia. 1. 9, 7.
o Am. 3, 15.
p Mo. I. 2, 24.
r 7, 10.

nye exɔlɔ̃wo le eyome, wokplɔ
vɛ na wò. 16 Wotsɔ dzidzɔ kple
aseyetsotso kplɔ wo yii, eye woge
ɖe fia ƒe aƒe la me. 17 Viwòŋu-
tsuwo anɔ fofowòwo teƒe, eye a 98, 1.
àtsɔ wo aɖo amegãwoe ɖe anyi-
gba blibo la dzi. 18 Mana woa-
ɖo ŋku wò ŋkɔ dzi le dzidzime-
wo katã me; eyata dukɔwo aka-
fu wò ɖaa tegbee. b 89, 18.

Mawu enye mɔ̃ sesẽ.

**46.** Korax-viwo ƒe ha na henɔ
la, ne woadzi ɖe detugbi-
wo ƒe gbe nu.
2 Yehowa enye sitsoƒe kple ŋu-
sẽ na mí, xɔnametɔ ŋutɔ wònye d 46, 5.
le xaxawo me. 3 Eyata míavɔ̃ o, e Mat. 5, 35.
nenye be, anyigba gli le enu, eye
towo ʋã le atsiaƒu titina, 4 ne eƒe f Kony. 2, 15.
tɔwo dze agbo, eye wotso futu-
kpɔ, eye towo ʋuʋu le eƒe nya-
nyrã me hã. Sela.
5 Tɔsisi la ƒe alɔdzewo doa dzi-
dzɔ na Mawu ƒe du, si nye dzi- g Fia. 11. 19.
ƒoʋĩtɔ ƒe nɔƒe kɔkɔe la.[h] 6 Mawu h 48, 3; Fia. 11. 19, 21; Yes. 12, 3.
le eme, maʋã o, Mawu xɔna nɛ,
ne agu dze. 7 Dukɔwo dze agbo,
ke ɖe le fiaɖuƒewo te; ena eƒe
gbe di, tete anyigba lólo. 8 Ye-
howa Zebaot li kpli mí, Yakob ƒe
Mawu la nye mɔ̃ sesẽ na mí! Sela.
9 [i]Miva kpɔ Yehowa ƒe nuwɔ- i Fia. 11. 19, 35.
wɔwo, amesi doa aƒeɖo anyigba,
10 amesi [k]tsia aʋawɔwɔwo nu va- k 76, 4.
seɖe anyigba ƒe mlɔenu ke, eflia
dati, eŋea akplɔ, eye wòtɔa dzo
tasiaɖamwo! 11 Midzudzɔ, ne mia-
dze sii be, nyee nye Mawu; meɖo
kpo ɖe dukɔwo dzi, meɖo kpo
ɖe anyigba dzi! 12 Yehowa Ze-
baot li kpli mí, Yakob ƒe Mawu
la nye mɔ̃ sesẽ na mí! Sela.

Mawu enye fia.

**47.** Korax viwo ƒe ha na he-
nɔ la.
2 Mi dukɔwo katã, miƒu akpe, l Yes. 25, 9.
eye mitsɔ aƒaɖoɖo tso aseye ɖe
Mawu ŋu! 3 Elabena ŋɔdzi le Ye-
howa dziƒoʋĩtɔ la ŋu, fia gã
wònye ɖe anyigba blibo la dzi.
4 Etsɔ dukɔwo de mía te kple
sesẽ, eye wòde anyigbadzitɔwo n kpɔ 37; 73.
miaƒe afɔ te. 5 Etia míaƒe dome-
nyinu na mí, si nye Yakob, amesi
wòlɔ̃na la, ƒe adegbeƒonu. Sela.[o] o 16, 6.
6 Mawu yi dzi kple aseyetsotso,
Yehowa kple kpẽ ƒe ɖiɖi.[p] 7 Mi- p 68, 19.
dzi kafukafuha na Mawu, midzi
kafukafuha hee! Midzi kafukafuha
na mía fia la, midzi kafukafuha!
8 Elabena Mawue nye fia ɖe anyi-
gba blibo la dzi, midzi nufiameha![a]
9 Mawu ɖu fia ɖe dukɔwo dzi, Ma-
wu bɔbɔ nɔ eƒe fiazikpui kɔkɔe la
dzi. 10 Dukɔwo ƒe ame ŋkutawo ƒo
ƒu, wonye Abraham ƒe Mawu la ƒe
dukɔ; elabena Mawu tɔ enye anyi-
gba ƒe [b]akpoxɔnuwo. Eɖokpo ŋutɔ.

Fia gã la ƒe du.

**48.** Korax-viwo ƒe ha.
2 Yehowa lolo, eye wò-
dze kafukafu le mía Mawu ƒe du
la me kple eƒe to kɔkɔe la dzi.[d]
3 Zion-to, si nye fia gã la ƒe [e]du,
kɔ eɖokui ɖe dzi nyuie le anyiehe
kekeake, eye wònye [f]dzidzɔɖonu
na anyigba blibo la. 4 Mawu fia
eɖokui le eƒe fiasãwo me abe si-
tsoƒe ene.
5 Elabena kpɔ ɖa, fiawo ƒo ƒu,
eye wa katã wova ɖe eŋuti.[g] 6 Esi
wokpɔe la, woƒe nu ku, dzidzi ƒo
wo, eye wosi. 7 Wodzo nyanya-
nya le afima, eye ŋɔdzi lé wo abe
nyɔnu, si le ku lém ene. 8 Etsɔ
yedzeƒeya gbã Tarsis-ʋuwo. 9
Míekpɔe le Yehowa Zebaot ƒe du
kple mía Mawu ƒe du la me, abe
alesi míesee ene. Mawu ali kee
tegbee. Sela.
10 Mawu, míele ŋku ɖom wò
amenuveve dzi le wò gbedoxɔ ti-
tina. 11 Mawu, wò kafukafu ɖe
anyigba ƒe mlɔenu abe wò ŋkɔ
ke ene. Wò nudusi yɔ fũ kple
dzɔdzɔenyenye. 12 Zion-to ne-
kpɔ dzidzɔ, eye Yuda-nyɔnuviwo
netso aseye le wò ʋɔnudɔdrɔ̃ ta!
13 Mizɔ Zion ŋu godoo, miƒo xlãe
va kpe, eye mixlẽ eƒe xɔ tsrala-
wo! 14 Milé ŋku ɖe eƒe agbo-
gbowo ŋu, eye mito eƒe fiasãwo
me, ne miaxlẽe afia megbeviwo!
15 Elabena [l]Mawu siae nye mía
Mawu ɖaa tegbee, eye akplɔ mí
vaseɖe ku me.

Mawumavɔ̃lawo ƒe dzɔgbenyuie nuwuwu enye ku.

**49.** [n]Korax-viwo ƒe ha na he-
nɔ la.
2 Mi dukɔwo katã, mise esia, mi
xexeametɔwo katã, miƒu to anyi,
3 mi hahooawo kple amegãviwo,
mi kesinɔtɔwo kple ame ɖahewo

siaa! 4 Nye nu agblɔ nunya, eye
gɔmesese enye nye dzimesusu-
wo. 5 Mafu to anyi ɖe abebubu
ŋu, eye mato nye adzo ɖe saŋku-
fofo ŋu.[a]
6 Nukaŋuti mavɔ̃ le dzɔgbevɔ̃e-
ɣiwo me, ne nye adikãtɔwo fe vo-
dada ɖe to ɖem? 7 Amesiwo le
dzi ɖom ɖe wofe nuwo ŋu, eye
wotsɔ wofe kesinɔnu gbogboawo
le adegbe fomi. 8 Amea ɖeke
mate ŋu axɔ nɔvia akpɔ o, eye
mate ŋu axe etafe na Mawu, 9
— elabena wofe agbe fefle xɔ asi
ŋutɔ, eye ado kpoe tegbee,[f] — 10 be
wòanɔ agbe ayi dzi, eye makpɔ
yɔdo o. 11 Kpao, ke boŋ akpɔe
be, nunyalawo kuna, bometsilawo
kple abunetɔwo nu yina, eye wo-
gblẽa wofe nuwo ɖi na ame bubu-
wo.[h] 12 Wofe tame enye be, ye-
wofe xɔwo anɔ anyi tegbetegbe,
yewofe nɔfewo anɔ anyi na dzidzi-
mewo katã, eye woyɔa wofe ŋkɔ-
wo ɖe anyigbawo ŋu. 13 Ke ame-
gbetɔ, si le agbe le atsyɔ̃ɖoɖo me
la, mali ke o; [i]esɔ kple lã, eye
nufofo abu dee.
14 Esia nye amesiwo ɖoa ŋu
ɖe wo ɖokui ŋu la, fe zɔzɔme, eye
wofe nya dzea wo yometɔwo ŋu.
Sela. 15 Woyi tsiẽfe abe alẽwo
ene, eye ku nye wo kplɔla;
ame dzɔdzɔewo nyã avuzi le
wo dzi le ŋdi, eye wofe nɔnɔme
nyunyɔ, elabena tsiẽfe zu wofe
nɔfe. 16 Ke Mawu [l]aɖe nye luʋɔ
atso tsiẽfe si me, elabena axɔm
ɖe eɖokui gbɔ. Sela.
17 Ne amea ɖe zu kesinɔtɔ, eye
efe afe fe bubu dzi ɖe dzi la,
megavɔ̃ o![o] 18 Elabena ne eku
la, matsɔ nusiawo katã dometɔa
ɖeke aɖo asi o, eye efe bubu ma-
kplɔe ɖo o.[r] 19 Nenye be, eyra
eɖokui le efe agbenɔɣi, eye wo-
kafui be, ewɔ nyuie na eɖokui hã
[s]la, 20 ayi fofoawo fe fome, si me-
gakpɔ kekeli kpɔ o la gbɔ. 21 Ame-
gbetɔ, si le agbe le atsyɔ̃ɖoɖo
me, eye tagbɔ mele esi o la, esɔ
kple lã, eye nufofo abu dee![u]

Akpedavumeme vavãtɔ.

50. [v]Asaf[y] fe ha.
Mawu, Yehowa, ŋusẽkatã-
tɔ la le nu fom, eye wòle xexea-
me yɔm tso ɣe fe dzedze me va-
seɖe efe toɖoɖo me. 2 Zion, si
nye nyonyowo fe ta la, Mawu klẽ
tso. 3 Mía Mawu gbɔna, ɖoɖoe
mazi le eŋu o, dzo le nu bim le
eŋgɔ, eye ahom sesẽ ɖe to ɖee.[b]
4 Ele dzi me yɔ dzifo kple anyi-
gba ɖa, ne wòadrɔ̃ ʋɔnu efe ɖu-
kɔ.[d] 5 Mifo nye mawumeme, siwo
bla nu kplim ɖe akpedavɔsa dzi
la, nu fu nam![e] 6 Dzifowo ɖe
gbe fã efe dzɔdzɔenyenye, elabe-
na Mawu enye ʋɔnudrɔ̃la.
7 Nye dukɔ, see, mele nu fo ge;
Israel, maɖi ɖase na wò be: Ma-
wu, wò Mawu, menye! 8 Menye
wò akpedavɔsa ta mele nya hem
ɖe ŋuwò ɖo o, eye wò numevɔsa
le ŋkunye me ɖaa.[g] 9 Nyemalé nyi-
tsu le afewò me alo gbɔ̃tsu le
wò lãkpɔ me o. 10 Elabena tɔ-
nyee nye avemelãwo katã kple
lã akpe nane, siwo le towo dzi.
11 Menya xevi, siwo katã le towo
dzi, eye nusiwo katã ʋãa wo ɖo-
kui le gbe me la, mele manya-
manya ɖem o. 12 Ɖe nye dɔe le
wuyem la, ne nyematoe na wò o,
elabena tɔnyee nye xexeame go-
doo kple eme nu gbogboawo. 13
Alo ɖe meɖua nyitsuwo fe lã,
eye menoa gbɔ̃tsuwo fe ʋua? 14
Tsɔ akpedada sa vɔ na Mawu,
eye naxe wò adzɔgbeɖefe na dzi-
foʋĩtɔ la! 15 Yɔm le xaxagbe la,
ekema maɖe wò, eye naɖe bu-
bu ŋunye![k]
16 Ke Mawu gblɔ na ame vɔ̃ɖi
be: Nye ɖoɖowo xexlẽfia kae tsɔ
gbɔwò? Eye nukaŋuti nèlé nye
nubabla ɖe nu?[n] 17 Wòa èlé fu
hehe, eye nètsɔ nye nyawo fu gbe
ɖe megbewò tso! 18 Ne [p]èkpɔ
fiafi la, ekema èkplɔe ɖo, eye nè-
dea ha kple ahasitɔwo. 19 Eɖe
ga wò nu ɖe nu vɔ̃ɖi ŋu, eye wò
aɖe da alakpa. 20 Ebɔbɔ nɔ anyi
le nu fom le nɔviwò ŋu, eye nèle
aɖeɖi fom dawòvi. 21 Nusiawo
wɔm nèle, eye [t]mezi kpi; eyata
nèle bubum be, ɖe mele abe wò
ene. Maka mo na wò, eye ma-
tsɔe aɖo ŋkuwò me!
22 Mi, amesiwo ŋlɔ Mawu be,
midze si esia dzro, ne nyema-
gavuvu nu, eye delaa ɖeke manɔ
anyi o! 23 Amesi tsɔ akpedada
sa vɔe la, eɖe bubu ŋunye; eye
amesi lé ŋku ɖe efe zɔzɔme ŋu
la, mana wòakpɔ Mawu fe xɔname!

a 78, 2.
b 96, 13.
d Yes. 1, 2.
e Mo. II. 24, 4-8.
f Mat. 16, 26.
g Yes. 1, 11.
h Nyagb. 2, 16; 6, 2.
i Nyagb. 3, 19; Pet. II. 2, 12.
k 81, 8; 91, 15; Hi. 22, 27.
l Hos. 13, 14.
n Ro. II. 21—23.
o Hi. 21, 7—15.
p Ef. 5, 11.
r Nyagb. 5, 18. 14.
s Lu. 16, 19—31.
t 73, 11.
u kp. 13.
v kpɔ Sam. I. 15, 22.
y Kron. I. 25, 1.

Dawid ƒe dzimetɔtrɔ gbedododa.

**51.** Dawid ƒe ha na henɔ la, 2
esime wòde Batseba gbɔ, — a Sam. I. 22, 9 v. 19.
eye nyagblɔḍila Natan va egbɔ.[b] — b Sam. II. 12.
3 Mawu, ve nunye le wò dɔme-
nyo la nu, eye le wò nublanui-
kpɔkpɔ sɔgbɔ la nu tutu nye dzi-
dadawo ḍa![d] 4 Le tsi nam keŋ- — d Lu. 18, 13.
keŋ tso nye vodada me, eye naklɔ
ŋunye tso nye nuvɔ̃ me! 5 Ela-
bena nye dzidadawo la, medze si
wo, eye nye nuvɔ̃ le ŋkunye me
daa.[e] 6 Wò ḍeka ḍede ko ŋuti me- — e 32, 5.
wɔ nuvɔ̃ ḍo, eye nusi nye vɔ̃ le
ŋkuwò me la, mewɔ,[f] ne tɔwò na- — f Ro. 3, 4. 19.
dzɔ le wò nuƒoƒo me, eye ŋuwò
nadza le wò ʋɔnudɔdrɔ̃ me. 7 Kpɔ
ḍa, vodada me wodzim ḍo, eye
nuvɔ̃ me danye fɔ nye fu ḍo.[g] — g Yoh. 3, 6.
8 Kpɔ ḍa, nyateƒe, si le dzi me — h 91, 8.
la, nèḍina, eyata ḍe nunya fiam
le adzame!
9 Tsɔ [i]akutsa klɔ nye nuvɔ̃ ḍa, — i Mo. III. 14, 6. 7.
ne ŋunye nadi; le tsi nam, ne
[k]mafu tititi wu ḍetifu! 10 Na mase — k Yes. 1, 18.
dzidzɔ kple aseyetsotso, ne nye
fu, siwo nèŋe la, nagli kple dzi- — l 92, 13–16.
dzɔ![n] 11 Xla wò mo ḍe nuvɔ̃- — n 32, 3. 4.
nyewo, eye tutu nye vodadawo
katã ḍa! 12 Mawu, wɔ dzi dzadzɛa
ḍe nam, eye naḍe gbɔgbɔ yeye,
si li ke la, menye![o] 13 Megatsɔm — o Xez. 36, 26.
fu gbe le ŋkuwò me o, eye me-
gaxɔ wò gbɔgbɔ kɔkɔe la le asi- — p kpɔ 14.
nye o! 14 Gatsɔ wò xɔname ḍo
dzidzɔ nam, eye natsɔ gbɔgbɔ, si
me lɔlɔ̃nu le la, lém ḍe asi!
15 Mafia wò mɔ dzidalawo, eye
nuvɔ̃wɔlawo atrɔ tame ḍe ŋuwò.
16 Mawu, nye xɔname ƒe Mawu,
ḍem tso hlɔ̃ƒe me, ekema nye aḍe
atso aseye le wò dzɔdzɔenyenye
ŋuti! 17 Aƒetɔ, ke nye nuyiwo,
eye nye nu aḍe gbe ƒã wò kafu-
kafu! 18 Elabena mèḍia akpeda-
vɔsa o, anye ne mana wò; nume-
vɔsa hã medzea ŋuwò o.[r] 19 Vɔ- — r 40, 7; 50, 8–13.
sawo na Mawu wonye gbɔgbɔ, si
wote ḍe anyi; Mawu, màḍo vlo
dzi gbagbã, si tugu la o.[s] — s 34, 19.
20 Le wò amenuveve la nu wɔ
nyui na Zion; ḍo Yerusalem ƒe
gliwo! 21 Ekema dzɔdzɔenyenye-
vɔsawo, numevɔsa kple vɔsa bli-
bo adze ŋuwò; ekema woatsɔ nyi-
tsuwo asa vɔe le wò vɔsamlekpui
la dzi.

Mawu ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ ahɔhlɔ̃bɔlaa ḍe.

**52.** Dawid ƒe nufiameha na he-
nɔ la, 2 le esime Edomtɔ
Doeg va to na Saul bena, Dawid
le Abimelex ƒe me.[a]
3 Kalẽtɔ, nukaŋuti nètsɔ vɔ̃ḍi-
vɔ̃ḍi le adegbe ƒomi? Mawu ƒe
amenuveve li tegbee. 4 Wò aḍe
le gbegblẽ ŋu susum abe talũhɛ
daḍɛ ene, wò alakpaḍala. 5 Elɔ̃
vɔ̃ wu nyui, eye nèlɔ̃ aʋatso wu
nya dzɔdzɔe gbɔgblɔ. Sela. 6 Wò
alakpaḍe, nu gbegblẽ nyawo sɔŋ
nyoa ŋuwò.
7 Eyata Mawu hã agbã wò afu
anyi ḍikaa, alé wò, eye wòahe wò
afu gbe tso agbadɔ me, eye wòaho
wò kple ke tso agbagbeawo ƒe
anyigba dzi. Sela. 8 Ame dzɔ-
dzɔewo lakpɔe, eye dzika atso wo
ƒo, eye woakoe be:[h] 9 Kpɔ ḍa,
ŋutsu, si metsɔ Mawu wɔ eƒe mɔ̃
sesẽe o, ke boŋ wòḍo dzi ḍe eƒe
kesinɔnu sɔgbɔawo ŋu, eye wòtɔ
asi kɔ ḍe eƒe nuwo ŋu la enye si!
10 Ke nye la mele abe amiti
dama ene le Mawu ƒe me; eye
mele ŋu ḍom ḍe Mawu ƒe ame-
nuveve ŋu daa tegbee.[l] 11 Ma-
ḍa akpe na wò tegbee, elabena
èwɔe ḍe goe, eye makpɔ mɔ na
wò ŋkɔ, elabena enyo le wò ma-
wumemewo ŋku me.

Gbedododa le amegbetɔwo ƒe ḍede tso gbegblẽ me ŋu.

**53.** [p]Dawid ƒe nufiameha na he-
nɔ la, ne woadzi ḍe nubla-
nuigbe me.
2 Abunetɔwo gblɔna le woƒe
dzi me bena: Mawua ḍeke meli
o! Wowɔa nu gbegblẽwo kple nu
nyɔŋuwo le nu tovo wɔwɔwo me.
Amea ḍeke meli, si wɔa nu nyui
o. 3 Mawu ḍe ŋku ḍe amegbe-
tɔviwo tso dziƒo, ne yeakpɔ be,
amea ḍe dze nunya, eye wòbiaa
Mawu ta sena hã? 4 Wo keŋ
wote ḍe aga, wo katã tim wogblẽ.
Ame ḍeka hã meli, si wɔa nu
nyui o, ḍeka hɔ̃ hã meli o!
5 Ðe nu vlo wɔlawo, amesiwo le
nye dukɔ ḍum, abe alesi wodua
aboloe ene, eye womeyɔa Mawu
o la, medze si esia oa? 6 Tete
vɔvɔ̃ ḍo dzikatsoƒoe na wo le afisi
ŋɔdzia ḍeke mele o; elabena Ma-
wu kaka amesi ƒu asada anyi ḍe
ŋuwò la, ƒe ƒuwo. Ena ŋukpe lé
wo, elabena Mawu gbe wo.

7 Oo, ɖe xɔname atso Zion ava
na Israel! Ne Mawu gaɖo eƒe
dukɔ te la, Yakob atso aseye, dzi
adzɔ Israel!

Yehowa enye nye kpeɖeŋutɔ.

**54.** Dawid ƒe nufiameha na ka-
saŋkuwo ƒe henɔ, 2 le esi-
me Ziftɔwo va gblɔ na Saul be-
na: Menye Dawid ye nye esi ɣla
ɖe mía gbɔ oa?[b]
3 Mawu, tsɔ wò ŋkɔ xɔ nam,
eye natsɔ wò ŋusẽ tso afia nam!
4 Mawu, se nye gbedodoɖa, eye
nalé to ɖe nye nu me nyawo ŋu! 5
Elabena ame tovowo tso ɖe ŋu-
nye, eye ŋutasẽlawo le nye ku
dim. Wometsɔ Mawu ɖo ŋku me
o. Sela.
6 Kpɔ ɖa, Mawue nye xɔna-
metɔ, Aƒetɔ la lé nye luʋɔ ɖe asi.
7 Vɔ̃ la agbugbɔ ayi nye ketɔwo
dzi; tsrɔ̃ wo ɖa le wò nyateƒe
la nu! 8 Lɔlɔ̃nu faa matsɔ asa vɔ
na wòe, Yehowa, makafu wò
ŋkɔ, elabena enyo. 9 Elabena
èɖem tso xaxawo katã me, eye
[e]nye ŋku atsa le nye ketɔwo dzi.

Gbedodoɖa le xolɔ̃ vɔ̃ɖi ta. Mawu me akɔfafa.

**55.** Dawid ƒe nufiameha na ka-
saŋkuwo ƒe henɔ.
2 Mawu, se nye gbedodoɖa, eye
megaɣla ɖokuiwò ɖe nye koko-
ƒoƒo o! 3 Lé to ɖe ŋunye, eye
natɔ nam; mele tsa glalã tsam le
konyifafa me, eye mele hũ ɖem
4 le futɔ la ƒe gbe kple ame vɔ̃ɖi
la ƒe ametete ɖe anyi ŋuti; elabena
wolɔ gbegblẽ trɔ ɖe dzinye, eye
wolé fum le dziku me. 5 Nye dzi
le dablibɛ ƒom le nye dɔ me, eye
ku ƒe ŋɔdzidonamewo dze dzinye.
6 Vɔvɔ̃ kple dzodzo nyanyanya
lém, eye nye lãme ble fu. 7 Mebe:
Ao, ɖe wònye aʋalae le asinye
abe ahɔ̃ne ene la, anye ne madzo
aɖatsi afia ɖe![k] 8 Kpɔ ɖa, didiƒe
ʋĩ mebe, masi ayi, eye matsi gbe-
dzi adɔ. Sela. 9 Mawɔ kaba asi
le ya ʋuduʋudu kple ahom nu.
10 Tsrɔ̃ wo, Aƒetɔ, [l]eye naƒe
woƒe aɖe me ɖe eve, elabena me-
kpɔ ŋutasesẽ kple dzrewɔwɔ le
dua me. 11 Woɖe to ɖee le woƒe
gliwo dzi zã kple keli, eye gbe-
gblẽ kple hiãkame le eme. 12 Gbe-
gblẽ le eme, eye ŋutasesẽ kple
amebaba mete ɖa le eƒe ablɔ me

[a] 41, 10; Sam. II. 15, 12.
[b] Sam. I. 23, 19; 26, 1.
[d] 102, 27.
[e] 59, 11.
[f] Yer. 9, 7; 57, 5.
[g] Pet. 1. 5, 7.
[h] 102, 25.
[i] Sam. I. 21, 11 v. 16.
[k] 11, 1.
[l] Sam. II. 17, 14.
[n] 27, 1; 118, 6; Yes. 12, 2; 51, 12; Heb. 13, 6.

o. 13 Ðe wònye nye futɔe le vlo
domem la, anye ne maɖo dzi atsɔe;
ɖe wònye nye ketɔe le asi tɔm
akɔ ɖe ŋunye la, anye ne masi
abe le enu. 14 Ke boŋ amegbetɔ,
si mía kplii míele tasɔsɔ ɖeka me
lae, xɔ̃nye kple nye ame nyanyɛ,[a]
15 mí amesiwo dome nya viviwo
le, eye mienɔa amehawo dome
yia mawuƒe me lae. 16 Saɖaga-
tsi nedze wo dzi, woayi tsiẽ agba-
gbe, elabena vɔ̃ɖinyenye le wo
nɔƒe, le woƒe dzi me.
17 Ke nyea meyɔ Mawu, eye
Yehowa xɔ nam. 18 Mefa konyi,
eye meɖe hũ le fiẽ, ŋdi kple ŋdɔ,
eye wòɖo to nye gbe. 19 Eɖe
nye luʋɔ tso amesiwo le tetem
ɖe ŋunye la si me, eye wòna ŋu-
nye fa; elabena amesiwo tso ɖe
ŋunye la, sɔ gbɔ ŋutɔ. 20 Mawu
asee, eye wòabɔbɔ wo ɖe anyi,
eya, [d]amesi le fiazikpui dzi tso
blema ke, Sela, wo, amesiwo ta-
metɔtrɔa ɖeke meli na wo o, eye
womevɔ̃a Mawu o. 21 Eɖo asi ɖa
ɖe amesiwo le ŋutifafa me kplii
la ŋuti, eye wògblẽ kɔ ɖo na eƒe
nubabla. 22 Eƒe nu me nya zrɔ̃
drẽdrẽdrẽ abe notsi kpekẽ ene;
aʋawɔwɔ le eƒe dzi me, eƒe nu-
ƒoƒowo le bɔlɔbɔlɔ abe ami ene,
ke yi, si wodi, wonye.[f]
23 Tsɔ wò nyawo ɖro ɖe Ye-
howa dzi, eyae akpɔ tawò; emana
ke naɖe le ame dzodzoe te akpɔ
gbeɖe o.[g] 24 Ke wò, Mawu, àtsɔ
wo aƒu gbegblẽ ƒe ɖo la me, ŋu-
tsu hlɔ̃mewo kple alakpatɔwo ma-
nɔ woƒe agbe ƒe [h]afã o; ke nyea
mele ŋu ɖom ɖe ŋuwò!

Kukuɖeɖe ɖe akɔfafa le yometiti me ta.

**56.** Dawid ƒe ha ɖe futamee na
henɔ la, ne woadzi ɖe „Ahɔ̃-
ne tsl nu maƒo le didiƒe" ƒe gbe nu,
le [i]esime Filistitɔwo lée le Gat.
2 Mawu, ve nunye, elabena ame-
gbetɔwo lɔ gbɔgbɔtsixe ɖe ƒo ɖe
ŋunye, eye woxaxam ɖo le aʋa
wɔm kplim ɣeawokatãɣi! 3 Nye
ketɔwo lɔ gbɔgbɔtsixe ɖe ƒo ɖaa;
eye amesiwo tsɔ ɖaɖa le aʋa wɔm
kplim la, sɔ gbɔ ŋutɔ. 4 Ne vɔvɔ̃
dom la, meɖoa ŋu ɖe ŋuwò. 5 Ma-
wu ana be, makafu yeƒe nya la;
Mawu ŋu maɖo ŋu ɖo, nyemavɔ̃
o, nuka ŋutilã awɔm ma?[n]
6 Wole nya trɔm nam gbesia-

gbe; eye woƒe susuwo katã nye
be, woawɔ vɔ̃ ḍe ŋunye. 7 Wo-
kpe ta, wode xa, eye wole ŋku
ḍem ḍe nye afɔkpodzi, abe alesi [a] 36, 6.
wole nye luʋɔ yome dimee ene.
8 Ḍe woasi le woƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ
la ta? Mawu, [b]xlã dukɔwo ḍe [b] 55, 24.
anyi le dɔmedzoe me! 9 Wòe xlẽ
nye sisiƒewo, ède nye aḍatsiwo
wò goe me! Ḍe mèŋlɔ wo ḍe wò
agbalẽ me oa? 10 Ekema nye
futɔwo agbugbɔ ḍe megbe le gbe-
sigbe mayɔ wò. Menya esia be,
Mawu le dzinye. 11 Mawu ana [d] 82.
be, makafu nya la, Yehowa ana
be, makafu nya la. 12 Mawu ŋu
mele ŋu ḍom ḍo, nyemavɔ̃ o; nu-
ka amegbetɔ awɔm ma?
13 Mawu, menyi adzɔgbeḍeƒe
le asiwò, matsɔ akpeḍavɔsa axee
na wò. 14 Elabena [e]ède nye lu- [e] 116, 8; Hi. 33, 30.
ʋɔ tso ku me, eye nèxɔ na nye
afɔwo tso nukikli me, ne mazɔ le
Mawu ŋku me le agbagbeawo ƒe [f] Nyagb. 10, 11.
kekeli me.

Kpekpeḍeŋu biabia Mawu le futɔwo titina.

57. Megagblẽ nu o! Dawid ƒe
ha ḍe futamee na henɔ la,
le esime [g]wòsi le Saul nu yi aga- [g] Sam. 1. 22, 1.
do la me.
2 Ve nunye, Mawu, ve nunye;
elabena gbɔwò meγla ḍo, eye wò
aʋala ƒe vɔvɔli te mebe ḍo, va-
seḍe esime gbegblẽ la nu nayi![h] [h] 91, 1. 2.
3 Mele Mawu dziƒoʋitɔ la yɔm,
Mawu, amesi awɔe ade goe nam.
4 Adɔ ḍa tso dziƒo, ne wòaxɔ nam;
ne amesi lɔ gbɔgbɔtsixe ḍe ƒo ḍe
ŋunye la, le vlo dom hã, Sela; [i] 7, 9.
Mawu aḍo eƒe amenuveve kple
nyateƒe ḍa. 5 Nye luʋɔ le dza-
tawo dome, memlɔ amegbetɔvi,
siwo nye adzowɔlawo la dome,
amesiwo ƒe aduwo nye akplɔ kple
aŋutrɔ, eye woƒe aḍe nye yi ḍa-
ḍe. 6 Oo, Mawu, kɔ dokuiwò ḍe [k] Sam. 1. 19, 11.
dzi gbɔ dziƒo ŋu, eye wò ŋuti-
kɔkɔe nagbɔ anyigba blibo la ta!
7 Wodo ḍɔ ḍi na nye afɔwo,
eye wote nye luʋɔ ḍe anyi; wo-
ḍe ʋe ḍe ŋkunye me; woawo ŋutɔ
kee adze eme.[l] Sela. 8 [n]Nye dzi [l] 7, 16.
dze eme, Mawu, nye dzi dze eme; [n] kp. 8—12 kpɔ 108, 2—6.
madzi ha, eye maƒo saŋku. 9 Fɔ,
[o]nye kafukafu; saŋku kple gaka- [o] 16, 9.
saŋku, miƒɔ! Manyɔ agudzedze!
10 Afetɔ, makafu wò le dukɔwo
dome, madzi ha na wò, eye maƒo [p] 44, 24.
saŋku na wò le anyigbadzitɔwo
dome. 11 Elabena wò amenuveve
kɔ ḍatɔ dziƒo, eye wò nyateƒe ḍe
alilikpowo gbɔ.[a] 12 Oo, Mawu,
kɔ ḍokuiwò ḍe dzi gbɔ dziƒo ŋu,
eye wò ŋutikɔkɔe nagbɔ anyigba
blibo la ta!

Mawu ganye ʋɔnudrɔ̃la le anyigba dzi.

58. Megagblẽ nu o! Dawid ƒe
ha ḍe futamee na henɔ la.
2 Mi ʋɔnudrɔ̃lawo, ḍe mietsoa
afia ḍe nyateƒe mea? Ḍe miedrɔ̃a
ʋɔnu amegbetɔwo, alesi dzea?[d]
3 Nu tovo boŋ miewɔna le miaƒe
dziwo me, eye mieḍàa miaƒe asi-
wo ƒe ŋutasẽnuwɔwɔ le anyigba
dzi. 4 Ame vɔ̃ḍiwo te ḍe aga tso
ƒodo me ke, eye amesiwo kaa
aʋatso la, tra mɔ tso dɔ me ke.
5 Aḍi le wo si abe da ƒe aḍi ene,
abe ƒli toku, si xe nu tome, 6 eye
mesea dzotɔ kple gbesala, si bi
ḍe gbesasa me la, ƒe gbe o la ene.[f]
7 Mawu, ŋe aḍu le nu me na
wo, Yehowa, ho tsyo na dzata-
viwo! 8 Wo nu ayi abe tsi sisi
ene; eye ne eḍa eƒe aŋutrɔwo la,
woanɔ abe ḍe wo nu tsi kpo ene.
9 Wole abe abɔbɔ, si le azɔli dzi
le nyinyim ene, eye woḍi nyɔnu
ƒe fu gege, si mekpɔ γe kpɔ o.
10 Hafi aŋɔkadzo nabi ḍe miaƒe
zewo ŋu la, aḍe wo ḍa le dɔme-
dzoe me, esime wogale mumu.
11 Ame dzɔdzɔe akpɔ dzidzɔ, ela-
bena ele hlɔ̃biabia kpɔm, eye aklɔ
eƒe afɔwo ḍe ame vɔ̃ḍi ƒe ʋu me.
12 Eye amewo agblɔ bena: E, ku-
tsetse li na ame dzɔdzɔe;[i] ẽ, Ma-
wua ḍe li, amesi drɔ̃a ʋɔnu le
anyigba dzi!

Konyifafa kple kukuḍeḍe le kpekpeḍeŋu ŋuti.

59. Megagblẽ nu o! Dawid ƒe
ha ḍe futamee na henɔ la,
le esime [k]Saul dɔ be, woadzɔ afea
ŋu, ne woawui.
2 Nye Mawu, ḍem tso nye fu-
tɔwo nu, eye nakpɔ tanye tso
amesiwo tso ḍe ŋunye la si me!
3 Ḍem tso nu vlo wɔlawo si me,
eye naxɔm tso hlɔ̃mewo si me!
4 Elabena wode xa ḍe nye luʋɔ
ŋu; ame sesẽwo kpe ta ḍe ŋunye,
menye le nye dzidada kple nye
nuvɔ̃wo ta o, Yehowa! 5 Menye
vodada ŋuti wole du dzi, eye wo-
dzra ḍo ḍi ḍo o.[p] Nyɔ, nava kpem,

eye kpɔ nya la me! 6 Wò, Ye-
howa, Mawu Zebaot, Israel ƒe
Mawu la nyɔ, eye natu fe na
dukɔwo katã, megave nu vlo wɔ-
la, siwo katã meɖia anukware o
la, dome tɔa ɖeke nu o!
7 Wogbɔ le fiẽ le gbe tem abe
avũwo ene, eye wole tsa glãla tsam
le dua me.[c] 8 Kpɔ ɖa, nya le do-
dom le wo nu bloblo be: Amea
ɖeke mehele esem o ɖe? Yi le
woƒe nuyiwo dzi. 9 Ke wò, Ye-
howa, èle wo kom, eye nèle alɔme
dem le dukɔwo katã ŋu.[g] 10 Nye
ŋusẽ, asiwò nu kpɔm mele, ela-
bena Mawu enye nye sitsoƒe.
11 Nye Mawu ava kpem kple
eƒe amenuveve, Mawu ana [h]nye
ŋku atsa le nye ketɔwo dzi. 12
Megawu wo o, ne nye dukɔ ƒe
ŋku nanɔ edzi! Tsɔ wò ŋusẽ nyã
wo ɖe gbe, eye natsɔ wo afu anyi,
wò Aƒetɔ, mía akpoxɔnu! 13 Woƒe
nu me nuvɔ̃ enye woƒe nuyiwo ƒe
nya, eyata woalé wo le woƒe dada
la me le fiƒode kple alakpa, si
dona tsoa wo nu la ta. 14 Tsrɔ̃
wo le dɔmedzoe me, tsrɔ̃ wo, ne
womaganɔ anyi o, eye ne woa-
nyae be, Mawue nye dziɖula le
Yakob vaseɖe anyigba ƒe mlɔe-
nuwo! Sela.
15 Wotrɔna gbɔna le fiẽ nɔa gbe
tem abe avũwo ene, henɔa tsa-
tsam le dua me.[i] 16 Wonɔa tsa
glãla tsam le nuɖuɖu ta; eye ne
womeɖi ƒo o la, wotsina dɔna.
17 Ke nye la madzi ha le wò ŋusẽ
ŋu, eye le ŋdi la matso aseye ɖe
wò amenuveve ŋu, elabena wòe
nye nye mɔ̃ sesẽ kple sitsoƒe le
nye xaxaɣi. 18 Nye ŋusẽ, wòe
madzi ha na, elabena Mawu, nye
amenuveve ƒe Mawu lae nye nye
sitsoƒe.

Le avaŋɔliwo me.

**60.** Dawid ƒe ha ɖe futamee na
henɔ la, ne woafia, eye woa-
dzi ɖe „Dzogbenya ƒe dasediɖi"
ƒe gbe nu; 2 le esime wòwɔ ava
kple Aramtɔwo le Mesopotamia
kple Aramtɔwo le Zoba, eye Yoab
trɔ hewu Edomtɔ akpe wuieve le
dzeve la me.[p]
3 Mawu, ègbe mí, èkaka mí hlẽ,
èdo dɔmedzoe; gatrɔ mí gbɔe!
4 Evuvu anyigba, eye nèfee; ga-
tre eƒe fefeƒeawo, elabena ele va-

a Yes. 51, 17. 22.
b 20, 6.
d kp. 7–14 kpɔ 108, 7–14.
e kp. 15.
f Mo. I. 49, 10.
g 2, 4.
h 54, 9.
i kp. 7.
k 18, 2. 3; 71, 3.
l 63, 3.
n 21, 5.
o Sam. II. 7, 16.
p Sam. II. 8, 3. 13; 10, 16. 18.
r 39, 1.

vãm! 5 Ena nu sesẽ kpe wò du-
kɔ la, eye [a]nèna wein mí míeno
mu. 6 Ena [b]aflaga amesiwo vɔ̃a
wò, ne woafɔ wo ɖokui ɖe tsitre
le nyateƒe la ta. Sela. 7 [d]Ne woa-
xɔ na wò ame lɔlɔ̃wo, tsɔ wò nu-
dusi ɖe mí, eye naɖo to mí!
8 Mawu ƒo nu le eƒe kɔkɔeƒe
la be: Makpɔ dzidzɔ, mamã Si-
xem, eye madzidze Sukot-bali me
la. 9 Gilead enye tɔnye, eye tɔ-
nyee nye Manase; Efrayim enye
nye taxenu, eye [f]Yuda enye nye
fiatikplɔ; 10 nye tsileze enye
Moab, mada nye atokota ɖe
Edom dzi, eye matso aseye ɖe
Filistitɔwo ŋu!
11 Amekae akplɔm ayi du sesẽ
la mee, eye amekae akplɔm va-
seɖe Edom? 12 Mawu, ɖe me-
nye wòe gbe mí oa, Mawu, eye
mèho kple míaƒe avakɔwo oa?
13 Kpe ɖe mía ŋu ɖe míaƒe ke-
tɔwo ŋuti, elabena amegbetɔ ƒe
xɔname mele ɖeke me o. 14 Ma-
wue míatsɔ awɔ kalẽe, eye eya
anyã avuzi le míaƒe ketɔwo dzi.

Fia, si wole fu dem na ƒe gbedododa.

**61.** Dawid tɔ na kasaŋkuwo ƒe
henɔ.
2 Mawu, se nye ɣli, eye nalé
to ɖe nye gbedododa ŋu! 3 Anyi-
gba ƒe mlɔenu ke mele yɔwòm
tsoe, esime nu te nye dzi ŋu;
tsɔm ɖo agakpe, si kɔ nam akpa
la dzi! 4 Elabena ènye sitsoƒe
nam kple xɔ tsrala sesẽ le futɔ
la ŋku me.[k] 5 Meɖi be, manɔ wò
agbadɔ me tegbee, eye mabe ɖe
wò avala te. Sela.[l] 6 Elabena wò
Mawu èɖo to nye adzɔgbeɖe-
ɖewo, eye nètsɔ domenyinu na
amesiwo vɔ̃ wò ŋkɔ la.
7 Tsɔ ŋkekewo kpe fia la ƒe
ŋkekewo, eye eƒe ƒewo netso dzi-
dzime yi dzidzime![n] 8 Neɖu fia
le Mawu ŋku me [o]tegbee; ɖo ame-
nuveve kple nyateƒe, ne woakpɔ
eta! 9 Ekema madzi kafukafuha
na wò ŋkɔ tegbee, eye maxe nye
adzɔgbeɖeƒe gbesiagbe.

Mɔkpɔkpɔ na Mawu. Amegbetɔ menye
naneke o.

**62.** Dawid ƒe ha na henɔ [r]Ye-
dutun.
2 Nyateƒee, ɖoɖoe zi le nye lu-
vɔ ŋu kpoo na Mawu, eya gbɔ nye

xɔname tso.[a] 3 Eya koe nye nye
aga, nye xɔname kple nye mɔ̃
sesẽ, eyata nyemaʋã akpɔ o. 4 Zi
nenie mi katã mialũ ɖe ameɖeka
dzi, be yewoaƒui anyi abe gli trea-
zã kple gli gbagbã ene? 5 Vavã,
woɖo ɖe tame be, yewoatutui tso
eƒe kɔkɔƒe la; alakpadada sɔe na
wo pɛ, woyra ame kple woƒe nu,
ke fiƒode le woƒe dzi me. Sela.
6 Nye luʋɔ, zi ɖoɖoe na Ma-
wu kpoo ko, elabena eya gbɔ nye
mɔkpɔkpɔ tso. 7 Eya koe nye
nye aga, nye xɔname kple nye
mɔ̃ sesẽ, eyata nyemaʋã o.[b] 8 Nye
xɔname, nye bubu kple nye ŋusẽ
ƒe aga le Mawu gbɔ, eye Mawu
me nye [d]sitsoƒe le. 9 Mi dukɔ
la, miɖo ŋu ɖe eŋu ɣeawokatãɣi,
mitrɔ miaƒe dzi ƒo ɖe eŋku me;
Mawu enye míaƒe sitsoƒe! Sela.
10 Vavã, tofloko enye amegbe-
tɔviwo, eye alakpa enye amevi-
wo; wole wodzoo le nudanu me,
elabena wo katã la tofloko wo-
nye. 11 Migaɖo ŋu ɖe sesẽnuwɔ-
wɔ ŋu o, eye nuhaha megaflu mo
na mi o![g] Ne kesinɔnu le dzi-
dzim ɖe edzi la, miaƒe dzi mega-
ku ɖe eŋu o! 12 Mawu ƒo nu zi
ɖeka, eye nu eve mese le eme:
Mawu tɔe nye ŋusẽ, 13 eye tɔ-
wò, Aƒetɔ, enye amenuveve; ela-
bena èɖoa eteƒe na amesiame le
eƒe nuwɔwɔwo nu.[i]

[a] Yes. 30, 15.
[b] 18, 2. 3.
[d] 61, 4.
[e] 57, 5.
[f] 11, 2.
[g] Mat. 19, 22; Lu. 12, 19. 20; Tim. 1. 6, 17.
[h] 94, 7.
[i] Ro. 2, 6–11.

Mawu vome didi le eƒe kɔkɔeƒe.

**63.** Dawid ƒe ha, le esime [k]wòle
Yuda-gbedzi.
2 Mawu, Mawunye nènye, eye
mele diwòm; [n]tsikɔ le nye luʋɔ
wum ɖe ŋuwò, eye nu te nye ŋu-
tilã ŋu ɖe ŋuwò le kuɖiɖinyigba,
si dzi ƒu kplakplakpla, eye tsia
ɖeke meli o la dzi. 3 Ale metsa
ŋu na wò le kɔkɔeƒe la, be ma-
kpɔ wò ŋusẽ kple wò ŋutikɔkɔe.
4 Elabena wò amenuveve nyo wu
agbe; nye nuyiwo akafu wò. 5
Ekema makafu wò le nye agbe
me katã, eye mawu nye asiwo
dzi le wò ŋkɔ me. 6 Nye luʋɔ
aɖi ƒo, abe alesi woɖua ami kple
lãmi ene, eye nye nu atsɔ aseye-
tsonuyiwo akafu wò.
7 Ne meɖo ŋku dziwò le nye
aba dzi, ne menyɔ le zã, eye me-
bu ŋuwò la, 8 — elabena wòe nye
nye kpeɖeŋutɔ, eye wò aʋala ƒe

[k] Sam. I. 22, 5; 23, 14; 24, 1.
[l] 7, 16.
[n] 42, 3; 143, 6.
[o] 84.

vɔvɔli te mele aseyę tsom le —
9 ekema nye luʋɔ kuna ɖe ŋuwò;
wò nuɖusi vaam goŋgoŋ. 10 Ke
woawo, amesiwo le nye luʋɔ dim,
be yewoagblẽe la, woayi keke
anyigba te ʋĩ ke. 11 Woatsɔ wo
ade yi nu, eye woazu aboyonu
na amegãxiwo. 12 Ke fia la akpɔ
dzidzɔ ɖe Mawu ŋu, eye amesia-
me, si ka atam le egbɔ la, aƒo
adegbe; elabena woate nu ɖe nu
me na aʋatsokalawo.

Dawid do gbe ɖa bena, Mawu nakpɔ ye ta le futɔ la ŋuti.

**64.** Dawid ƒe ha na henɔ la.
2 Mawu, se nye gbe le nye
konyifafa me, eye nakpɔ nye agbe
ta tso futɔ la ƒe ŋɔdziɖoɖo me!
3 Xlam tso ame vɔ̃ɖiwo ƒe takpe-
kpe kple ame vlowo ƒe howɔwɔ
me! 4 Amesiwo nyre woƒe [e]aɖe
abe yi ene, eye wovu woƒe aŋu-
trɔ, si nye woƒe nya veve heli-
heli la me, 5 ne woaɖa ame ma-
ɖifɔ la le vivi me; zi ɖeka kasia
wodae, eye dzikạ metso wo ƒo o.[f]
6 Woɖe dzi ƒo na wo ɖokui ɖe
nu vɔ̃ɖi wɔwɔ ŋu, eye woɖo be, ye-
woatre mɔ̃ ɖe vivime hele [h]gbɔ-
gblɔm be: Amekae le ekpɔ ge?
7 Woɖo nu vɔ̃ɖi ɖe ta me gblɔ
be: Míewu tame nyui ɖoɖo la nu
vɔ! Ɖutsu ƒe dɔme kple eƒe dzi-
me goglo.
8 Tete Mawu te wo kple da,
eye woxɔ abi enumake. 9 Woa-
wo [l]ŋutɔ ƒe aɖe atsɔ wa aƒu anyi,
eye amesiwo katã kpɔ wo la, woa-
ʋuʋu ta. 10 Tete vɔvɔ̃ aɖo ame-
wo katã, woaɖe gbe fã Mawu ƒe
nuwɔwɔ, eye woadze si eƒe nu-
wɔwɔ. 11 Ame dzɔdzɔe akpɔ dzi-
dzɔ ɖe Mawu Yehowa ŋu, eye
woasii atso; amesiwo katã ƒe dzi
to mɔ ɖeka la, woaƒo adegbe.

Akpedahadzidzi le Mawu ƒe dɔmenyo ta.

**65.** Dawid ƒe ha. Ha na henɔ la.
2 Mawu, kafukafuha edze
wò le Zion, eye wòe woaxe adzɔ-
gbeɖeƒe na. 3 Eɖoa to gbeɖoɖo-
ɖa, gbɔwòe ŋutilãwo katã woayi.
4 Míaƒe vodadawo ɖo kpo ɖe mía
dzi; ke ètsɔ míaƒe dzidadawo ke.
5 Woayra amesi nètia, eye nèna
be, wòava nɔ wò xɔxɔnuwo! Mía-
ɖu wò aƒe me nu nyuĩwo aɖi ƒo
le wò gbedoxɔ kɔkɔe la me.[o]

6 Etsɔ nu dziŋɔwo ɖo to mí le
wò dzɔdzɔenyenye la nu, míafe
xɔname fe Mawu; wò amesi nye
sitsofe na anyigba fe mlɔenuwo
kple didife fe atsiafuwo, 7 amesi
li kė towo zã le wò ŋusẽ me, eye
nėtsɔ ŋusẽ bla ali dzi, 8 amesi
tsi fu me gbeɖeɖe, futsotsoewo
fe howɔwɔ kple dukɔwo fe dzi-
dodo nu,[b] 9 ne anyigba fe mlɔe-
nutɔwo navɔ̃ wò dzesiwo; ėna
ŋdi kple fiẽ fe tsofe tso aseye.
10 Eɖo ŋku anyigba dzi, eye
nėde tsii wòwu ko nɛ, tsi yɔ Ma-
wu fe [d]tɔʋu taŋ. Ena blii, eye
ale nėwɔ anyigba lae enye si.
11 Ede tsi wofe bolifowo, ėgbã
wofe agble me nyiglãwo hetsɔ
tsidzadza bɔbɔwoe; ėyra wofe
numiemiewo.[e] 12 Etsɔ nu nyuiwo
ɖo atsyɔ̃ na fe la, eye wò afɔ-
tofewo le ami dzim. 13 Lãnyi-
fewo le gbegbe hã le ami tsyɔm,
eye togbɛwo tsɔ aseyetsotso bla
ali dzii. 14 Alẽwo yɔ lãnyifewo
kpaŋ, eye bli do kpekpekpe ɖe
baliwo me; wole aseye tsom le
ha dzim.

Akpedada na Mawu le duko la takpokpo ŋuti.

66. Ha na henɔ la.
Mi anyigbawo katã, mitso
aseye na Mawu! 2 Midzi ha na
efe ŋkɔ fe bubu, eye mido kɔkɔe
efe kafukafu la! 3 Migblɔ na Ma-
wu be: Ŋɔdzi le wò dɔwɔwɔ ŋu
loo! Le wò ŋusẽ fe agbɔsɔsɔ ta
wò futɔwo avivi nu me na wò.
4 Anyigbawo katã ade ta agu na
wò, eye woadzi kafukafuha na
wò, woadzi kafukafuha na wò
ŋkɔ. Sela.
5 Miva, ne miakpɔ Mawu fe dɔ-
wɔwɔ; eya, amesi wɔ nu dziŋɔwo
ɖe amegbetɔviwo ŋu! 6 Etrɔ atsia-
fu wòzu fufuife; afɔ wotsɔ tso
tɔsisi lae; gama miekpɔ dzidzɔ
ɖe eŋu le![l] 7 Ele fia dum le efe
ŋusẽ me tegbee, efe ŋku le tsa-
tsam le dukɔwo dzi. Tosẽlawo
megafɔ wo ɖokui ɖe dzi o! Sela.
8 Mi dukɔwo, mikafu mia Ma-
wu la, eye mina efe kafukafu naɖi
woase! 9 Eya, amesi lė míafe
luʋɔ ɖe agbe, eye meɖe ke le
míafe afɔ te o. 10 Oo, Mawu, ela-
bena ėdo mí kpɔ, eye [o]nėlòlo mí,
abe alesi wolóloa klosalo ene.
11 Etsɔ mí de ɖɔ me, eye nėdro

[a] Yes. 43, 2.
[b] 89, 10.
[d] 46, 5.
[e] 104, 13–16.
[f] Lod. 29, 9; Yoh. 9, 31.
[g] Mo. IV. 6, 24. 26.
[h] 117, 1.
[i] 65, 10.
[k] 22, 8.
[l] Mo. II. 14, 21; Yos. 3, 17.
[n] Mo. IV. 10, 35.
[o] Lod. 17, 3.

agba ɖe ali dzi na mí. 12 Ena
amegbetɔwo nɔ míafe ta me;
[a]míedze dzo kple tɔ me, ke nėɖe
mí do go heyi ablɔɖe mee.
13 Matsɔ numevɔsa ava afewò
mee, ne maxe nye adzɔgbeɖefe,
14 siwo do tso nye nuyiwo me,
eye nye nu gblɔ le nye hiã me
la, na wò. 15 Matsɔ alẽ damiwo
asa numevɔ na wò akpe ɖe agbo-
wo fe dzudzɔ lilili ŋu, matsɔ nyi-
wo kple gbɔ̃tsuwo asa vɔ na wò.
Sela.
16 Mi mawuvɔ̃lawo katã, miva,
ne maxlẽ nusi wòwɔ na nye lu-
ʋɔ la, afia miase! 17 Eya me-
tsɔ nye nu do ɣli na, eye kafu-
kafu le nye aɖe te na. 18 Ɖe wò-
nye de medo nu vɔ̃ɖi ɖe nye dzi
me la, anye ne Afetɔ la gbe to-
dodom.[f] 19 Ke Mawu see, eye
wòɖo to nye gbedododa fe gbe.
20 Woakafu Mawu, amesi megbe
nye gbedododa o, eye mete efe
amenuvevem o!

Mawu kafukafu le dukowo katã yayra ŋuti.

67. Ha na kasaŋkuwo fe henɔ.
2 Mawu, ve mía nu, eye
nayra mi, na wò mo naklẽ na mí,
Sela,[g] 3 ne woadze si wò mɔ le
anyigba dzi kple wò xɔname le
dukɔwo katã dome!
4 Mawu, dukɔwo akafu wò, wòe
dukɔwo katã woakafu.[h] 5 Anyi-
gbadzitɔwo akpɔ dzidzɔ, eye woa-
tso aseye, elabena wòe drɔ̃a ʋɔnu
dukɔwo ɖe etefe, eye wòe kplɔa
anyigbadzitɔwo. Sela. 6 Mawu,
dukɔwo akafu wò, wòe dukɔwo
katã akafu. 7 [i]Anyigba mie efe
nukuwo. Mawu, mía Mawu la,
ayra mí. 8 Mawu ayra mí, eye
[k]anyigba fe mlɔenutɔwo katã
avɔ̃e.

Dziduduha.

68. Ha na henɔ la, Dawid tɔ.
2 Mawu tso, efe futɔwo
ka hlẽ, eye efe ketɔwo si le eŋku
me.[n] 3 Abe alesi wogbɔa dzudzɔ
ɖae ene la, nenema nanyã woe;
alesi anyigba lólona le dzo nui
la, nenema ame vɔ̃ɖiwo nu ayi le
Mawu ŋku mee. 4 Ke ame dzɔ-
dzɔewo le dzidzɔ kpɔm, wole
aseye tsom le Mawu ŋku me, eye
wogli kple dzidzɔ.

5 Midzi ha na Mawu, midzi ka-
fukafuha na eƒe ŋkɔ! [b]Mita mɔ
na amesi tso gbedzi gbɔna; Ye-
howae nye eŋkɔ, eye mitso aseye
le eŋku me! 6 Tsyuēviwo fofo
kple ʋɔnudrɔ̃la na ahosiwo nye
Mawu le eƒe nɔƒe kɔkɔe la.[c] 7
Mawu, amesi kplɔa ame tsigbewo
va aƒee, eye wòkplɔa gatɔwo yia
dzɔgbenyuie mee; ke tosēlawo
atsi kuḍinyigba dzi.
8 Mawu, esi nèho dze wò dukɔ
ŋgɔ, eye nètsa le gbegbe la, Sela,[g]
9 anyigba ʋuʋu, Sinai sia hã, le
Mawu ŋku me, eye dziŋgɔ ge ta
le Mawu, Israel ƒe Mawu la, ŋku
me.[h] 10 Mawu, èna tsi geḍe wu
ḍe wò domenyinu la dzi, èdo ŋu-
sēe, esime ḍeḍi te eŋu belibeli.
11 Wò amehawo ‚nɔ edzi afima,
Mawu, wò dɔmenyo nètsɔ wɔe
na hiãtɔwo.
12 Aƒetɔ la ƒo nu, eye wòna
nyɔnu [k]du nyui xɔlawo ḍe ha kpaŋ.
13 Aʋakɔwo ƒe fiawo si, wosi, eye
aƒeanɔ mã aboyonu. 14 Ne míeƒu
asaḍa anyi ḍe [n]lãkpɔwo domee
la, enɔna abe ahɔ̃ne ƒe aʋala, si
ŋu wofa klosalo ḍo, kple eƒe fu,
si ŋu sika le hē la ene. 15 Esi
ŋusēkatãtɔ la kaka fiawo me le
afima la, sno dza ḍe Zalmon dzi.
16 Mawu ƒe to enye Basan-to-
wo, to tame tsutsuēwo nye Basan-
towo. 17 Mi to tame tsutsuēwo,
nukaŋuti miele to, [p]si Mawu di
be, yeatsɔ awɔ ye nɔƒee la, kpɔm
ḍe ƒomevii? Ē, Yehowa anɔ afi-
ma tegbee! 18 Mawu ƒe [s]tasiaḍam-
wo le akpe nane teƒe akpe. Aƒetɔ
la le wo dome, Sinai ye le kɔ-
kɔeƒe la. 19 [t]Edzo yi dzi me ʋī,
èḍe amewo aboyoe, eye nèxɔ nu-
nana le amegbetɔwo dome. To-
sēlawo hã anɔ Mawu Yehowa gbɔ.
20 Woakafu Aƒetɔ la gbeawo-
tsyogbe! Eya, míaƒe xɔname ƒe
Mawu la, le mía tsɔm. Sela.[v]
21 Mawu enye míaƒe xɔname ƒe
Mawu, eye Yehowa, Aƒetɔ la, nya
mɔnu le ku ŋu. 22 Vavãe, Mawu
agbã ta na eƒe futɔwo kple dzo-
dome na amesiwo le yiyim le woƒe
fɔḍiḍi me. 23 Aƒetɔ la gblɔ be:
Makplɔ wo atso Basan, eye ma-
kplɔ wo atso atsiaƒu gɔme, 24 ne
woaklɔ woƒe afɔ ḍe ʋu me, eye
woƒe avũwo ƒe aḍewo nakpɔ wo
tɔ gome le woƒe futɔwo ŋu.

[a] Sam. II. 6, 13. 14; Ps. 24, 7.
[b] Yes. 57, 14.
[d] Mo. II. 15, 20.
[e] 10, 14.
[f] Yes. 48, 1.
[g] Mo. II. 13, 21; Wɔn. 5, 4. 5.
[h] Mo. II. 19, 16 v. 18.
[i] 72, 10. 15.
[k] Yes. 52, 7.
[l] Yes. 19, 21; Ps. 87, 4.
[n] Wɔn. 5, 16.
[o] 29, 1.
[p] 132, 13.
[r] 29, 11.
[s] Fia. II. 6, 17; Dan. 7, 10.
[t] Ef. 4, 8–10.
[u] 45, 1.
[v] Kor. I. 10, 13.
[y] 35, 19; Yoh. 15, 25.

25 Mawu, [a]wole wò azɔlime
kpɔm, nye Mawu, nye fia, wole
wò azɔlime kpɔm le kɔkɔeƒe la.
26 Hadzilawo do ŋgɔ, saŋkuƒola-
wo xɛ megbe, eye [d]ḍetugbi gako-
goeƒolawo tsɔ wo ḍe dome. 27
Mikafu Mawu, Aƒetɔ la, le takpe-
kpewo me, mi Israel ƒe [f]agunu-
viwo! 28 Benyamin, si nye dɔ-
mlɔea, nye woƒe dziḍula, Yuda-
amegãwo kple woƒe ame gbo-
gboawo, Zebulon-amegãwo kple
Naftali-amegãwo.
29 Mawu, ḍo wò ŋusē te! Oo,
Mawu, li ke nusi nèwɔ na mí la!
30 Le wò gbedoxɔ, si kɔ gbɔ Ye-
rusalem ta, ŋuti [i]fiawo atsɔ nu-
nana vɛ na wò. 31 Blu ḍe aƒla
me lã kple nyitsuwo ƒe ha, siwo
le dukɔwo ƒe nyiviwo dome la ta;
woawo, amesiwo na wonyã avuzi
le wo dzi le klosalo ta. Kaka
dukɔ, siwo lɔ̃a aʋawɔwɔ la hlē!
32 Amegãwo atsɔ Egipte ava,
eye Kus aḍe abla ado asi ḍe dzi
na Mawu.[l]
33 Mi anyigba dzi fiaḍuƒewo, mi-
dzi ha na Mawu, midzi kafukafuha
na Aƒetɔ la! Sela. 34 Eya, amesi
le yiyim le blemadziƒowo ƒe dzi-
ƒowo; kpɔ ḍa, ana eƒe gbe, si nye
gbe sesē la, naḍi woase. 35 [o]Mi-
tsɔ ŋusē na Mawu, eƒe ŋutikɔkɔe
le Israel dzi, eye eƒe ŋusē le alili-
kpowo me. 36 Ŋɔdzi le Mawu
ŋu le eƒe kɔkɔeƒe la; Israel ƒe
[r]Mawu la nena ŋusē kple kame-
sesē eƒe dukɔ la! Woakafu Mawu!

Mawu ƒe dɔla le fukpekpe gã me.

## 69.

Dawid tɔ na henɔ la, ne
woadzi ḍe [u]„Dzogbenya"
ƒe gbe nu.
2 Mawu, xɔ nam, elabena tsi ḍe
nye luʋɔ gbɔ! 3 Ɖe ƒe agbi mim,
afɔḍoƒe meli o, mege ḍe tɔ ƒe go-
gloƒe, eye tsi ḍɔ va to dzinye. 4
Medo ɣli nu ti kɔ nam, eye nye gbe
me xe, mele mɔ kpɔm na nye Ma-
wu ʋuu wòti nye ŋkuwo. 5 [y]Ame-
siwo lém ḍe ke me yakatsyɔ la,
sɔ gbɔ wu nye taḍa, eye nye futɔ
alakpaḍala, siwo be, yewoagblēm
la, ḍe ha ŋutɔ, nusi nyemeḍa adzoe
o la, teƒe wobe, maḍo. 6 Mawu,
ènya nye bometsitsi, eye nye fɔ-
ḍiḍiwo meɣla ḍe wò o. 7 Aƒetɔ,
Yehowa Zebaot, ŋu megakpe ame-
siwo le mɔ kpɔm na wò la, le ta-

nye o! Israel ƒe Mawu, amesiwo
dia wò la, ƒe mo megatsi dã
o! 8 Elabena [a]tawò mele vlo- a 44, 23.
dodo tsɔm, eye ŋukpe tsyɔ nye
mo ɖo. 9 Mezu [b]amedzro na nɔ- b 38, 12; Hi. 19, 13.
vinyeŋutsuwo, kple ame manya-
manya na danyeviwo. 10 Elabena
[d]ŋuʋaʋã ɖe wò aƒe ŋu mim, eye d Yoh. 2, 17.
amesiwo le vlo dom wò la, ƒe [f]vlo- e 50, 8—14.
doame va dzinye. 11 Mefa avi, eye f Ro. 15, 3.
metsi nu dɔ, ke ŋukpe ko wòzu g 22, 27.
nam. 12 Metsɔ akpanya wɔ nye
avɔe, eye mezu hamelo na wo.
13 Amesiwo bɔbɔ nɔ agbo nu la,
le nu ƒom le ŋunye, eye ahamu-
lawo le ha dzim ɖeyem.[h] h Hi. 30, 9.
14 Ke nyea medo gbe ɖa na wò,
Yehowa, le [i]amenuveɣi la; Mawu, i Yes. 49, 8.
tsɔ wò xɔname nyateƒetɔ la ɖo
tom le wò amenuveve sɔgbɔ la nu!
15 Ɖem tso agbi me, ne nyema-
gayi to o, ne mado tso nye ketɔ-
wo si me kple tɔ gogiowo me; k kpɔ 40, 14-18.
16 ne tsi magaɖɔ ato tanye o, ne l 38, 1.
gogloƒe magamim o, eye vudo
magaxe eƒe nu ɖe nunye o! 17 Ɖo
tom, Yehowa, elabena wò amenu-
veve la nyo; le wò nublanuikpɔkpɔ
sɔgbɔ la nu trɔ ɖe ŋunye! 18 Me-
gaɣla wò mo ɖe wò dɔla o, ela-
bena ŋodzi lém, netsɔ naɖo tom!
19 Te ɖe nye luʋɔ ŋu, eye na-
xɔe; le nye futɔwo ta ɖem! 20 Enya
nye vlododo, ŋukpe kple dzu; ŋku-
wò me nye ketɔwo katã le. 21 Vlo-
dodo gba nye dzi, eye wòde dɔ lã me
nam; mekpɔ mɔ na babadoname,
ke dzodzroe, eye na [n]akɔfalawo, n Kony. 1, 2. 9.
gake nyemekpɔ ɖeke o. 22 Wotsɔ
veve nam be, maɖu, eye esi tsikɔ
wum la, wokpe aha tsitsi nam.[o] o Mat. 27, 34. 48.
23 Woƒe kplɔ̃ netrɔ zu ɖɔ na
wo, eye wòanye mɔ̃ na amesiwo
ɖe dzi di![p] 24 Woƒe mo netsyɔ p Ro. 11, 9. 10.
zi, ne womagakpɔ nu o, eye na
woƒe ali nanɔ ʋaʋãm tegbee!
25 Trɔ wò dɔmedzoe kɔ ɖe wo
dzi, eye wò dziku heliheli nelé
wo! 26 Woƒe agbletawo nezu aƒe-
do, eye amea ɖeke meganɔ woƒe r 18, 3; 31, 3. 4.
agbadɔwo me o![s] 27 Elabena wole s Dɔ. 1, 20.
amesi [t]nèƒo la, yome tim, eye ame- t Yes. 53, 4.
si ŋu nède abi la, ƒe vevesesewo
ŋu wole nu ƒom le. 28 Tsɔ fɔdidi
ƒu fɔdidi dzi na wo, eye megana
woade wò dzɔdzɔenyenye la gbɔ
o.[u] 29 Woatutu wo ɖa le [v]agbalẽ u Ro. 1, 24.
la me, eye womegaŋlɔ wo kpe ɖe v Lu. 10, 20.
ame dzɔdzɔewo ŋu o!

30 Ke nyea mele nublanui me,
eye veve ɖi tsi ɖe ŋunye, gake
Mawu, wò xɔname akɔm ɖe dzi.
31 Matsɔ hadzidzi akafu Mawu ƒe
ŋkɔ, eye matsɔ akpedada ado bu-
bui. 32 Eya adze Yehowa ŋu wu
nyitsu, si dzo le eta, eye eƒe afɔ-
kli me fe.[e] 33 Hiãtɔwo akpɔe, eye
woakpɔ dzidzɔ. Mi amesiwo le
Mawu dim la, miaƒe dzi negbɔ
agbe![g] 34 Elabena Yehowa ɖoa
to ame dahewo, eye medoa vlo
eƒe gatɔwo o. 35 Dziƒo kple anyi-
gba, atsiaƒu kpakple nusiwo katã
ʋãna le eme, mikafui! 36 Elabena
Mawu axɔ na Zion, eye wòatso
Yuda-duwo, ne woanɔ afima, eye
woanye wo tɔ. 37 Eƒe dɔla ƒe
viwo atsɔe anyi domee, eye ame-
siwo lɔ̃a eƒe ŋkɔ la, woanɔ eme.

Kukuɖeɖe le kpekpeɖeŋu ŋuti.

70. [k]Dawid tɔ na henɔ la hena
[l]ŋkuɖoɖodzi.
2 Mawu, ɖem; Yehowa, netsɔ
naxɔ nam! 3 Ŋu nekpe amesiwo
le nye agbe yome tim la, eye
woƒe mo netsi dã; amesiwo le nye
dzɔgbevɔ̃e dim la, nete gbugbɔ
ɖe megbe, eye ŋukpe nelé wo!
4 Amesiwo le gbɔgblɔm be: Ehẽ,
ehẽ! la, woatrɔ le woƒe ŋukpe
la ta. 5 Amesiwo katã dia wò la,
ƒe dzeme nekɔ, eye woakpɔ dzi-
dzɔ ɖe ŋuwò; eye amesiwo lɔ̃a
wò xɔname la, nenɔ gbɔgblɔm ɖaa
be: Mawu lolo! 6 Ke nyea, nenye
be, hiã tum, eye medo ko hã, Ma-
wu, wò afɔ netsɔ ɖe ŋunye! Nye
xɔnametɔ kple ɖenyela nènye,
Yehowa, megahe ɖe megbe o!

Mawu ƒe amenuveve blabla le amegãkuku me.

71. Yehowa, wòe mesi tso, me-
gana ŋu nakpem akpɔ gbeɖe
o! 2 Tsɔ wò dzɔdzɔenyenye ɖem.
eye na mado le eme; ƒu to anyi ɖe
ŋunye, eye naxɔ nam! 3 Na wòanye
agakpeto nam, afisi masi ayi ɖaa;
wò, amesi ɖo be, yeaxɔ nam; ela-
bena nye [r]agakpe kple nye mɔ̃
sesẽ nènye. 4 Nye Mawu, dem tso
ame vɔ̃ɖi la si me, eye naɖem
tso ame vlo la kple ŋutasẽla ƒe
fego me! 5 Elabena wòe nye nye
mɔkpɔkpɔ, Afetɔ Yehowa, nye nu-
si ŋu meɖoa ŋu ɖo tso nye devi-
me ke! 6 Ŋuwò mezi̯ɔ ɖo tso da-
nye ƒe dɔ me ke, eye danye ƒe
dɔ me nèɖem tsoe, nye kafukafu

enye tɔwò ɖaa.[a] 7 [b]Nuku menye
na ame geɖewo, ke wòe nye nye
sitsofe sesẽ. 8 Nye nu me yɔ fũ
kple wò kafukafu, nye ŋkekewo
kple wò dododeɖzi.
9 Megagbem le amegãkuɣi o,
eye ne nye ŋusẽ nu yi la, mega-
gblẽm ɖi o![c] 10 Elabena nye fu-
tɔwo le nu ƒom le ŋunye, eye ame-
siwo de xa ɖe nye agbe ŋu la, le
adaŋu dem kple wo nɔewo 11 le
gbɔgblɔm be: Mawu gblẽe ɖi, miti
eyome, eye milée, elabena xɔna-
metɔa ɖeke meli o! 12 Mawu, me-
ganɔ adzɔge tso gbɔnye o, nye
Mawu, netsɔ naxɔ nam! 13 Ðu
nekpe amesiwo lé fu nye luʋɔ la,
eye wo nu neyi; vlododo kple ŋu-
kpe nenyẽ tsyɔ amesiwo le nye
dzɔgbevɔ̃e dim la! 14 Ke nyea
manɔ mɔkpɔkpɔ dzi ɖaa, eye ma-
dzi wò kafukafu ɖe dzi. 15 Nye
nu axlẽ wò dzɔdzɔenyenye afia,
kple wò xɔname hã ɣesiaɣi; ela-
bena womele xexlẽ me nam o.[k]
16 Mado kple Afetɔ Yehowa ƒe
nutsuwɔwɔwo, eye eƒe dzɔdzɔe-
nyenye ɖeɖeko makafu.
17 Mawu, èfia num tso nye ɖe-
vime ke, eye meɖe gbe ƒã wò nu-
kunuwo [o]vaseɖe fifi. 18 Eyata, Ma-
wu, megagblẽm ɖi o vaseɖe [p]nye
amegãkuku kple nye wɔƒoƒo me,
vaseɖe esime maɖe gbe ƒã wò alɔ
na dzidzimeviwo kple wò ŋusẽ
na megbeviwo katã! 19 Mawu, wò
dzɔdzɔenyenye kɔ de dziƒo ke; wò
amesi wɔ nu gãwo, Mawu, ame-
kae de nuwò ma?[t] 20 Wò amesi
na míekpɔ hiã kple dzɔgbevɔ̃e
geɖe la, wò kee agbɔ agbe mí,
eye nahe mí tso anyigbatu me ke
ava dzii.[u] 21 Adzi nye gãnyenye
ɖe dzi, eye àgafa akɔ nam.
22 Ekema nye hã matsɔ saŋku
akafu wò le wò nyateƒe la ta, nye
Mawu; maƒo gakasaŋku na wò, wò
Israel ƒe kɔkɔetɔ. 23 Nye nuyiwo
kple nye luʋɔ, si nèɖe la, atso
aseye, ne mele saŋku ƒom na wò.
24 Nye aɖe hã aƒo nu le wò dzɔ-
dzɔenyenye ŋu ɖaa; elabena ŋu-
kpe lé amesiwo di nye dzɔgbevɔ̃e
la, eye woƒe mo tsi dã.

Wò fiaɖuƒe nava.

# 72.

Salomo tɔ.
Mawu, tsɔ wò ʋɔnudɔdrɔ̃
na fia la kple wò dzɔdzɔenyenye

[a] 22, 10.
[b] 4, 4.
[d] 85, 9–14.
[e] kp. 18.
[f] kp. 12.
[g] Zax. 9, 10.
[h] Yes. 49, 23.
[i] 68, 30; Yes. 60, 3.
[k] kp. 8; 40, 6.
[l] 2, 8. 10–12.
[n] Hl. 36, 15; Ps. 35, 10.
[o] Sam. 1. 7, 12.
[p] kp. 9; Yes. 46, 4.
[r] 9, 13.
[s] kp. 10; 84, 10.
[t] Mo. II. 15, 11.
[u] Sam. 1. 2, 6.
[x] Mo. I. 12, 3; 22, 18.
[y] 41, 14; Yes. 6, 3.
[z] kpɔ 37; 49; Hlob ƒeagba-16.

na fiavi la! 2 Adrɔ̃ ʋɔnu wò dukɔ
ɖe eteƒe kple wò hiãtɔwo alesi
dze. 3 Towo kple togbɛwo netsɔ
dzɔdzɔenyenye he ŋutifafa vɛ na
dukɔ la![d]
4 Atso afia na dukɔ la ƒe hiã-
tɔwo, axɔ na ame dahewiwo, eye
wòato ŋutasẽla nyanyanya.[f] 5 Eke-
ma woavɔ̃ wò, ŋkeke alesi ɣe kple
ɣleti li, tso dzidzime yi dzidzime.
6 Aɖi ɖe anyi abe tsidzadza ɖe
gbe talãlãe dzi ene, abe tsi gãe ƒo
anyigba ene. 7 Ekema ame dzɔ-
dzɔe la amie le eƒe ŋkekewo
me, eye ŋutifafa axɔ aƒe, vaseɖe
esime dzinu maganɔ anyi o.
8 Aɖu fia tso atsiaƒu nu yi atsia-
ƒu nu, tso tɔsisi la nu ɖaseɖe anyi-
gba ƒe mlɔenuwo ke.[g] 9 Gbegbe-
nɔlawo adze klo ɖe eŋku me, eye
eƒe [h]futɔwo atu mo ke me. 10 Tar-
sis-fiawo kple ƒukpowo dzi fiawo
atsɔ nunanawo vɛ, Saba-fiawo
kple Seba-fiawo axe nudzɔdzɔ.[i]
11 Fiawo katã ade ta agu nɛ, eye
dukɔwo katã asubɔe.[l]
12 Elabena aɖe ame dahe, si le ɣli
dom, kple hiãtɔ, si xɔnametɔa ɖeke
meli na o la.[n] 13 Ave hiãtɔwo kple
ame dahewo nu, eye wòaɖe ame
dahewo ƒe luʋɔ. 14 Aɖe woƒe luʋɔ
tso teteɖeanyi kple ŋutasesẽ me,
eye woƒe [r]ʋu axɔ asi le eŋku me.
15 Anɔ agbe, eye woana [s]Se-
ba-sikae, woado gbe ɖa ɖe eta
ɖaa, eye woakafui ɣesiaɣi. 16 Bli
ado kpekpekpe le anyigba dzi
kple towo tame, eƒe agblemenuwo
ado zi abe Libanon ene, eye woa-
ƒo se le duwo me abe gbe le anyi-
gba dzi ene. 17 Eƒe ŋkɔ anɔ anyi
tegbetegbe; ŋkeke alesi ɣe li la, eƒe
ŋkɔ amie, eye [x]amewo atsɔe ayra
wo nɔewoe; dukɔwo katã akafui.
18 Woakafu Yehowa Mawu, Is-
rael ƒe Mawu la, amesi ɖeɖe ko
wɔ nukunuwo! 19 Woakafu eƒe
ŋkɔ kɔkɔe la tegbee! Eƒe bubu
ayɔ anyigba blibo la dzi fũ! Ne-
nɔ alea, ẽ, nenɔ alea![y]
20 Dawid, Isai vi la, ƒe gbedo-
doɖa wu nu.

AGBALẼ ETɔ̃LIA.

Mawuvɔ̃la kpɔa akɔfafa le xexeame ƒe dzɔgbe-nyuie me.

# 73.

[z]Asaf ƒe ha.
Nyateƒee, Mawu ƒe dɔme
nyo ɖe Israel ŋu, ɖe amesiwo ƒe

dzi dza la ŋu. 2 Ke nye la ekpɔtɔ [a] 16, 5.
ʋee nye afɔ da kloe, esusɔ vie nye
afɔ ḍiḍi kloe.[b] 3 Elabena meʋã [b] 94, 18.
ŋu adegbeƒola, esi mekpɔ be, enyo-
na na [d]ame vɔ̃ḍi la. 4 Womesea [d] Hi. 21, 7.
ʋeʋea ḍeke vaseḍe ku me o, eye
woƒe ƒodo da ami. 5 Amegbetɔwo
ƒe hiãkpekpe mele wo ŋu o, eye
womeḍea fu na wo abe amegbetɔ
bubuwo ene o. 6 Eyata dada enye
woƒe kɔdzonu, eye wotsyɔ ŋuta-
sesẽ abe avɔ ene. 7 Woƒe ŋku
[e]do le ami me hɔ̃, eye woƒe dzi- [e] Hl. 15, 27.
mesusuwo do lululu. 8 Wole alɔ-
me ḍem le nu ƒom le nu vɔ̃ḍi wɔ-
wɔ ŋuti, wole kɔkɔƒe le nu ƒom
le teteḍeanyi ŋuti do da. 9 Wo- [f] 132, 13.
doa woƒe nu ḍe dziƒo, eye woƒe
aḍe le tsatsam le anyigba dzi.
10 Eyata amewo kplɔa wo ḍo bi-
bibi, eye wokplɔa tsi geḍe hlo-
hlohlo. 11 Eye wole gbɔgblɔm
be: Đe Mawu nyae, eye ḍe nu-
nya le dziƒoʋitɔ la sia?[g] 12 Kpɔ [g] 10, 11.
ḍa, alea ame vɔ̃ḍiwo le, eye wo-
lia kɔ kesinɔnuwo ḍi ḍaa fuḍe-
ḍea ḍeke makpɔmakpɔe.

13 Nyateƒe, ɣakatsyɔe mena nye
dzi ŋu dza, eye meklɔ nye asi ḍe [h] Fia. II. 26, 9.
fɔmaḍimaḍi me. 14 E, mekpea fu
gbesiagbe, eye nye tohehe li ŋdi
sia ŋdi. 15 Đe nye hã megblɔ be, [i] 83, 13.
maƒo nu abe woawo ke ene la,
anye ne meto vo ḍe viwòwo ƒe
dzidzime ŋu. 16 Mebu tame, be
madze si esia, hiãkame wònye le
ŋkunye me, 17 vaseḍe esime me-
ge ḍe Mawu ƒe kɔkɔeƒe la, eye
melé ŋku ḍe woƒe nuwuwu ŋu.
18 Nyateƒee, ètsɔ wo ḍo ḍiḍiƒe,
eye nèxlã wo ḍe anyi wozu anyi-
glãgo. 19 Ale ŋɔdzi na wotsrɔ̃ le
aḍabaƒoƒo ḍeka me, wobu, eye
wo nu yi! 20 Afetɔ, ne ènyɔ la,
àdo vlo woƒe nɔnɔme abe drɔ̃e-
kuku le nyɔnyɔ megbe ene. 21 [k] Mo. II. 14, 21; 15, 8—10.
Esi dzi kum, eye nye ayikuwo
dum la, 22 mele abe bometsila
ene, nunya mele tagbɔ nam o,
eye meḍi lã le ŋkuwò me. [l] 104, 10.

23 Ke mele gbɔwò ḍaa, eye nè-
lé nye nudusi ḍe asi.[n] 24 Akplɔm [n] Ro. 8, 35—39.
le wò aḍaŋuḍeḍe la nu, eye eme- [o] 104, 12.
gbe àxɔm ḍe gbɔwò kple bubu.
25 Amekae le dziƒo nam? Nye-
mele naneke ḍim le anyigba dzi
kpe ḍe ŋuwò o. 26 Ne nye ŋutilã
kple nye dzi nu yi hã, Mawue
nye nye dzi ƒe sitsoƒe kple nye

gometegbee.[a] 27 Elabena amesiwo
te ḍe aga le ŋuwò la, woagblẽ;
àtsrɔ̃ amesiwo katã trɔ ʋu le yo-
wòme la. 28 Ke nye la, Mawu ƒe
gbɔnyenɔnɔ enye nye dzidzɔ; me-
do ŋu ke Afetɔ Yehowa ŋu, ne
maxlẽ eƒe dɔwɔwɔwo katã afia.

Nuxaxa le kɔkɔeƒe la gbegblẽ ŋuti.

74. Asaf ƒe nufiameha.
Mawu, nukaŋuti nègbe mí
ḍikaa, eye wò dɔmedzoe le adzu-
dzɔ tum ḍe wò lãnyiƒe ƒe lãhawo
ŋu? 2 Đo ŋku wò ameha, si nèxɔ
ƒle le blema, eye nèḍe, be natsɔ
awɔ domenyinu na ḍokuiwò, kple
[f]Zion-to, si dzi nèle la dzi! 3 Đe
wò afɔ yi gli gbagbã ḍikaḍikawo
gbɔ! Futɔ la gblẽ nuwo katã le
kɔkɔeƒe la. 4 Wò ketɔwo le xɔ-
xlɔ̃m le wò takpeƒewo titina, eye
woḍo woƒe dzesiwo, ne woanye
dzesiwo. 5 Ele abe amea ḍe, si
kɔ fia dzi le ave dodo me, 6 eye
wòtsɔ fia kple zũ gbã eƒe ati, siwo
katã ŋu wowɔ aḍaŋu ḍo la ene.
7 Wotɔ dzo wò kɔkɔeƒe la, wo-
gblẽ kɔ ḍo na wò ŋkɔ ƒe nɔƒe la
vaseḍe anyigba ke,[h] 8 hele gbɔ-
gblɔm le woƒe dzi me be: Mina
miate wo katã ḍe anyi! Wotɔ dzo
takpeƒe kɔkɔewo katã.[i] 9 Míele
míaƒe dzesiwo kpɔm o; nyagblɔ-
ḍilaa ḍeke megali o, eye amea
ḍeke mele mia dome anya ɣesiɣi
wòava ase ḍo o.

10 Mawu, ɣekaɣi ketɔ la anɔ
vlo dom, eye futɔ la anɔ alɔme
ḍem le wò ŋkɔ ŋu ḍikaa ase ḍo?
11 Nukaŋuti nèhe wò asi kple wò
nudusi ḍe megbe? Doe ḍa tso
wò akɔnu nagblẽ nu!

12 Ke Mawue nye fianye tso
blema ke, amesi wɔ xɔnameḍɔwo
le anyigba dzi. 13 Etsɔ wò ŋusẽ
[k]mã atsiaƒu me ḍe eve, eye nè-
gbã bosowo ƒe ta le tɔwo dzi.
14 Egbã lo ƒe ta, eye nètsɔe wɔ
nuḍuḍu na gbegbenɔlawo ƒe ame-
hawo. 15 [l]Wòe na tsidzɔƒewo kple
tɔʋuwo si, eye nèna tɔsisi gãwo
mie. 16 Tɔwòe nye ŋkeke, eye
tɔwòe nye zã, wòe ḍo [o]kekeli
kple ɣe. 17 Wòe ḍe anyigba ƒe
liƒowo katã, eye wòe wɔ dzome-
ŋɔli kple vuvɔŋɔli.

18 Yehowa, ḍo ŋui be, wòe futɔ
la do vloe, eye wò ŋkɔ ŋu dukɔ
bometsila la ḍe alɔme le! 19 Me-

gatsɔ wò akpakpa ƒe luʋɔ de asi
na gbemelãwo o, eye megaŋlɔ wò
hiãtɔwo ƒe agbe be ḍikaa o! 20 Ɖo
ŋku nubabla la dzi! Elabena ŋu-
tasesẽ ƒe nɔƒewo yɔ anyigba ƒe
ɣaɣlɛƒewo fũ. 21 Megana amesi
wote ḍe anyi la, natrɔ kple ŋu-
kpe o! Hiãtɔwo kple ame dahewo
akafu wò ŋkɔ. 22 Mawu, tso, nawɔ
wò aʋa! Ɖo ŋu alɔme, si bome-
tsilawo le ḍeḍem le ŋuwò atraḍi
la! 23 Megaŋlɔ wò futɔwo ƒe ɣli
kple wò ketɔwo ƒe howɔwɔ, si le
dzi dem ḍaa la be o!

Mawu enye ʋɔnudrɔ̃la.

75. Megagblẽ nu o! Hadzidzi,
Asaf ƒe ha na henɔ la.
2 Míeda akpe na wò, Mawu,
míeda akpe na wò; wò ŋkɔ tso
kpuiƒe, eye wole wò nukunuwo
xlẽm fia.[d] 3 Elabena ne ɣeyiɣi,
si medo, de la, madrɔ̃ ʋɔnu ḍe
eteƒe. 4 Ne anyigba kple edzi nɔ-
lawo katã lólo hã, nyee li ke eƒe
sɔtiwo. Sela.
5 Megblɔ na adegbeƒolawo be:
Miganɔ adegbe ƒom o! eye na
ame vɔ̃ḍiwo be: Migakɔ miaƒe dzo
dzi o! 6 Migakɔ miaƒe dzo ḍe dzi
o, eye migalia kɔ anɔ nya baḍa
gblɔm o! 7 Elabena menye ɣe-
dzeƒe alo ɣetoḍoƒe alo gbedzie
dodoḍedzi tsona o, 8 ke boŋ Ma-
wue nye ʋɔnudrɔ̃la; eyae bɔbɔa
amesi ḍe anyi, eye wòdoa ame
keme ḍe dzi.[f] 9 Elabena kplu le
Yehowa si, wein le fu tem le eme,
eye aha tɔtɔ yɔe banaa; eku aha
tso me, anyigba dzi ame vɔ̃ḍiwo
akplɔ keke ahafã ke hã, eye woa-
noe ƒiaƒiaƒia.[h]
10 Ke nye la matsɔe aḍe gbe
fãe tegbee, eye madzi kafukafuha
na Yakob ƒe Mawu la. 11 Malã
ame vɔ̃ḍiwo ƒe dzowo katã; ame
dzɔdzɔewo ƒe dzowo ade dzi.

Dziƒo ʋɔnudrɔ̃la la kafukafu.

76. Hadzidzi. Asaf ƒe ha na ka-
saŋkuwo ƒe henɔ.
2 Wonya Mawu le Yuda, eƒe
ŋkɔ lolo le Israel; 3 eƒe agbadɔ
le Salem, eye eƒe nɔƒe le Zion.[k]
4 Gama wòŋe aŋutrɔ, akpoxɔnu
kple yi, eye wòna aʋawɔwɔ nu
tsi le. Sela.[l] 5 Eklẽ, eye ŋuwò
kɔ wu blematowo. 6 Woha nu le
kalẽtɔ dziƒowo ŋu, eye woyi alɔ̃
me ʋĩ; ŋutsuwɔlawo katã mega-
nya afika woƒe alɔ le o. 7 Yakob
ƒe Mawu, le wò bublu la nu luʋɔ
dzo le aʋawɔtasiaḍamwo kple sɔ-
wo siaa ta.
8 Wò la, ŋɔdzi le ŋuwò, eye
ameka anɔ te ḍe nuwò, ne dzi ku
wòa? 9 Ena wose wò afiatsogbe
tso dziƒo; dzika tso anyigba ƒo,
eye ḍoḍoe zi le eŋu;[a] 10 esime
Mawu tso ḍe ʋɔnudɔdrɔ̃ ŋu, ne
wòaxɔ na anyigba dzi hiãtɔwo
katã. Sela. 11 Amegbetɔwo ƒe
dɔmedzoe anye kafukafu na wò,
eye dɔmedzoe ƒe susɔea natsɔ
abla ali dzii. 12 Miḍe adzɔgbe,
eye miwɔ edzi na Yehowa, mia
Mawu la! Mi amesiwo le eŋu go-
doo la, mitsɔ nunanawo vɛ na
amesi ŋu [b]ŋɔdzi le! 13 Amesi ŋea
dàda nu na amegãwo, eye wò-
dzia ŋɔ na anyigba dzi fiawo.

Akɔfafa kple Mawu ƒe tsã nublanuikpɔkpɔ.

77. Asaf ƒe ha na henɔ [e]Yedu-
tun.
2 Mekɔ gbe dzi na Mawu, eye
mele ɣli dom; Mawue mekɔ gbe
dzi na, ḍo tom! 3 Medi Afetɔ la
le nye xaxaɣiwo me; meke nye
abɔwo me le zã, eye womedo agblɔ
o; akɔfafa la, toxa ko nye luʋɔ
le esem ḍo. 4 Mele ŋu dom Mawu
hele hũ ḍem; mele ŋugble dem,
eye nu ti kɔ na nye gbɔgbɔ. Sela.
5 Eke nye ŋkuyiwo ḍe te, me-
tsi dzodzodzoe, eye gbɔgblɔ bu
dem. 6 Mele blema ŋkekewo kple
gbaḍegbe ƒewo ŋu bum.[g] 7 Le zã
me la mele tame bum le nye ka-
saŋkuƒoƒo ŋu, nye dzi le ŋugble
dem, eye nye gbɔgbɔ le nu me
dzrom. 8 Ɖe Afetɔ la agbe ame
tegbee, eye magave ame nu oa?[i]
9 Ɖe eƒe amenuveve nu yi ḍikaa,
eye ḍe eƒe ŋugbedodo nu tsi na
dzidzimewo katã? 10 Ɖe Mawu
ƒe ŋku dzo le edzi be, wòave ame
nua? eye ḍe wòdo ʋɔ ḍe eƒe nu-
blanuikpɔkpɔ nu le dziku mea?
Sela. 11 Mebe: Nye kokoƒoƒo enye
be, dziƒoʋĩtɔ la ƒe nuḍusi netrɔ!
12 Yehowa ƒe nuwɔwɔwo anɔ
ŋku dzi nam, ẽ, maḍo ŋku wò ble-
manukunuwo dzi. 13 Mabu tame le
wò nuwɔwɔwo katã ŋu, eye made
ŋugble le wò dɔwɔwɔwo ŋu. 14 Ma-
wu, wò mɔ le kɔkɔe, Mawu kae
lolo abe wò Mawu ene?[n] 15 Wòe

[a] 46, 11; Xab. 2, 20.
[b] Mo. II. 15, 11; Mo. V. 7, 21.
[d] Yes. 46, 13.
[e] 62, 1.
[f] Sam. I. 2, 7.
[g] 143, 5.
[h] 60, 5.
[i] 85, 6.
[k] 132, 13.
[l] 46, 10.
[n] Mo. II. 15, 11.

nye Mawu, amesi wɔ nukunuwo,
ėḍe wò ŋusẽ fia le dukɔwo dome.
16 Etsɔ abɔ sesẽ ḍe wò dukɔ la,
Yakob-viwo kple Yosef-viwo. Se-
la. 17 Mawu, tsiwo kpɔ wò; esi
tsiawo kpɔ wò la, ŋɔdzi lé wo,
eye tɔwo gɔme dzo kpekpekpe.
18 Alilikpo ḍuḍu tsi, dziŋgɔ ḍe
gbe, eye wò aŋutrɔwo va yi. 19
Wò gbeḍeḍe ḍi le yali me, dzi-
kedzo ke dzo ḍe xexeame; anyi-
gba ʋuʋu, eye wòdzo nyanyanya.
20 Wò mɔ le atsiaƒuwo me, wò
toƒe le tɔ gedewo me, eye wo-
medze si wò afɔʋeewo o. 21 Mo-
se kple Aron dzi nèto [d]kplɔ wò
dukɔ abe lãha ene.

**Mawu ƒe nuteƒewɔwɔ le Israel ŋkpɔkplɔ me.**

**78.** [f]Asaf ƒe nufiameha.
Nye dukɔ, mise nye nu-
fiame; miƒu to anyi ḍe nye nu
me nyawo ŋu! 2 Make nye nu
kple lododowo, eye mato blema-
dzowo.[g] 3 Nusi miese, míenya.
eye mía [h]fofowo tsɔ da xo na mí
la, 4 míaɣlae ḍe wo viwo o, eye
míaxlẽ Yehowa ƒe ŋkɔxɔxɔ kple
eƒe ŋusẽ kpakple nukunu, siwo
wòwɔ la, afia megbeviwo.
5 Etu se anyi ḍe Yakob, eye
wòḍo nufiame anyi ḍe Israel, siwo
ŋu wòḍe se na mía fofowo le be.
woafia wo wo viwo, 6 ne woƒe ƒo-
me megbetɔwo, ḍevi, siwo dzi ge
woala la, nanyae, eye woatso ḍe
tsitre axlẽe afia wo viwo, 7 ne
woaḍo ŋu ḍe Mawu ŋu, eye wo-
maŋlɔ Mawu ƒe nuwɔwɔwo be o,
ke boŋ woalé eƒe sewo me ḍe asi,
8 ne womaganɔ abe wo fofowo,
[l]ƒome sẽto dzeaglã, ƒome, si ƒe
dzi meli ke o, eye eƒe gbɔgbɔ
meku ḍe Mawu ŋu le nyateƒe me
o la ene o. 9 Efrayim-viwo, aŋu-
trɔdala, siwo bia akpa la, ḍe me-
gbe le aʋawɔgbe; 10 womelé Ma-
wu ƒe nubabla la me ḍe asi o,
eye wogbe zɔzɔ ḍe eƒe seawo nu,
11 eye woƒe ŋku dzo le eƒe nu-
wɔwɔwo kple eƒe nukunu, siwo
wòna wokpɔ la dzi. 12 Ewɔ nu-
kunuwo le wo fofowo ŋku me le
Egipte-nyigba dzi, le [o]Zoan-tagba.
13 Emã atsiaƒu me ḍe eve, eye
wòna woto eme, ena tsiwo dzɔ kã
abe gli ene.[p] 14 Ŋkeke me la
etsɔ alilikpo [r]kplɔ woe, eye le zã
blibo la me la etsɔ dzo keklẽ.

[a] Mo. II. 17, 6; Mo. IV. 20, 7 v. 11.
[b] Mo. II. 16, 3; Mo. IV. 11, 4.
[d] Mo. II. 12, 37; 14, 22.
[e] Mo. IV. 11, 1.
[f] kpɔ 105; 106.
[g] 49, 4. 5; Mat. 13, 35.
[h] Mo. II. 13, 14; Mo. V. 4, 9. 10.
[i] Mo. II. 16, 4. 14. 15.
[k] Mo. IV. 11, 23.
[l] Mo. V. 32, 5. 6.
[n] Mo. IV. 14, 23.
[o] Ves. 19, 11.
[p] Mo. II. 14, 21. 22.
[r] Mo. II. 13, 21.

15 Efe agakpe me le gbedzi, eye
wòna tsi wo kpaŋkpaŋ wono.[a]
16 Ena tsi, si tso agakpewo me,
eye tsi do bababa abe tɔsisi gã-
wo ene.
17 Ke woyi dzi gawɔ nuvɔ̃ ḍe
eŋu, eye wodze aglã ḍe dziƒoʋĩtɔ
la ŋu le kuḍinyigba dzi. 18 Wote
Mawu kpɔ le woƒe dziwo me he-
bia nuḍuḍu na woƒe nudzodzro,[b]
19 eye woƒo nu ḍe Mawu ŋu gblɔ
bena: Ḍe Mawu ate ŋu aḍo kplɔ̃
ḍe gbedzi loo? 20 Kpɔ ḍa, eƒo
agakpe, tsi do, eye tɔʋuwo si ba-
baba; ḍe wòate ŋu ana abolo alo
lã hã eƒe dukɔ loo? 21 Eyata esi
Yehowa see la, dzi kui, [e]dzo bi
ḍe Yakob ŋu, eye dɔmedzoe de
dzi ḍe Israel ŋu. 22 Elabena wo-
mexɔ Mawu dzi se o, eye wome-
ḍo dzi ḍe eƒe xɔname ŋu o. 23 Eye
wòḍe se na alilikpowo le dzi me,
eʋu dziƒo nu, 24 eye mana dza,
ne woaḍu; ẽ, dziƒobli wòna wo,
25 mawudɔlawo ƒe abolo amegbetɔ
ḍu, eye wòna nuḍuḍu woḍu ḍi ƒo.[i]
26 Ena ɣedzeƒeya ƒo le dziƒo ŋu,
eye wòtsɔ eƒe ŋusẽ kplɔ dzieheya
vɛ. 27 Ena lã dza ḍe wo dzi abe
ʋuʋuḍedi ene kple xewo abe ƒu-
take ene. 28 Ena woge dze woƒe
asaḍa titina ƒo xlã woƒe nɔƒewo.
29 Ale woḍui ḍi ƒo taŋ, eye wò-
wɔ woƒe dzodzro dzi na wo. 30
Woƒe nudzodzro la nu mekpɔ yi
haḍe o, eye woƒe nuḍuḍu la gale
nu me na wo ko, 31 tete Mawu
ƒe dɔmedzoe de dzi ḍe wo ŋu,
ewu amewo le woƒe amidalawo
dome, eye wòƒo Israel-ḍekakpui-
wo ƒu anyi.[k]
32 Ke to nusiawo katã gbɔ hã
wogawɔ nuvɔ̃ yi dzi, eye womexɔ
eƒe nukunuwo dzi se o. 33 Eyata
wòna woƒe ŋkekewo bu ḍe gba-
hlaya me kple woƒe ƒewo ḍe ŋɔ-
dzi me." 34 Ne ewu wo la, wobiaa
eta sena, eye wotrɔna hedia Ma-
wu; 35 woḍoa ŋku edzi be, Ma-
wue nye yewoƒe agakpe, eye Ma-
wu, dziƒoʋĩtɔ la, enye yewoƒe xɔ-
nametɔ. 36 Wovivi nume nɛ kple
woƒe nu, eye wotsɔ woƒe aḍe da
alakpa nɛ; 37 ke woƒe dzi meku
ḍe eŋu tsehe o, eye womewɔ eƒe
nubabla dzi le nyateƒe me o. 38 Ke
eya la nublanuikpɔla wònye, etsɔa
vodada kena, eye metsrɔ̃a ame o;
eḍoa asi eƒe dɔmedzoe dzi zi ge-

de, eye medea asi le efe dziku
katã ŋu o. 39 Edoa ŋku edzi be,
ŋutilã wonye, fufu, si yina, eye
megatrɔna gbɔna o la, wonye.[a]
40 Zi nenie womehedze aglã de
eŋu le gbeadzi, eye womedo dzi-
ku nɛ le gbedadafo o![d] 41 Wole
Mawu tetekpɔ dzi daa, eye wodo
dziku na Israel fe kɔkɔetɔ la.
42 Womedo ŋku efe asi dzi le
gbesigbe wòde wo tso ketɔ la si
me, 43 esime wòwɔ efe [e]dzesiwo
le Egipte kple efe [f]nukunuwo le
Zoan-tagba la o. 44 Ena wofe tɔ-
sisiwo trɔ zu ʋu, eye womete ŋu
no wofe tɔʋuwo o.[h] 45 Edo togba-
towo de wo dome wodu wo, kple
akpɔkplɔwo wogblẽ wo.[i] 46 Etsɔ
wofe numiemiewo na ʋetrawo
kple wofe agblemenuwo na ʋe-
tsuviwo.[l] 47 Eto wofe weinkawo
nyanyanya kple dzikpe, eye wofe
gbotiwo kple ketsi.[o] 48 Etsɔ wofe
lãwo na dzikpe kple wofe lãhawo
na dzikedzo. 49 Edo efe dɔme-
dzoe heliheli, nyanyrã, dziku, kple
xaxa de wo, siwo nye dɔla vɔ̃di-
wo fe ha. 50 Ede mɔ na efe dɔ-
medzoe, mede wofe luʋɔ tso ku
nu o, eye wòtsɔ wofe agbe de asi
na dɔvɔ̃.[r] 51 Eye wòwu wofe ŋgɔ-
gbeviwo katã le Egipte, wofe ŋu-
sẽ fe ŋgɔgbeawo le Xam fe agba-
dɔwo me.[s] 52 Ena efe dukɔ ho
abe alẽwo ene, eye wòkplɔ wo le
gbedzi abe lãhawo ene.[t] 53 Ekplɔ
wo dedie, be womevɔ̃ o; ke wofe
futɔwo la atsiafu nyẽ tsyɔ wo
dzi.[u] 54 Eye wòkplɔ wo va efe
anyigba kɔkɔe la dzi, va to, si
efe nudusi xɔ la gbɔe.[y] 55 Enyã
dukɔwo le wo ŋgɔ, eye wòdzidze
nu de edzi na wo, ne wòanye wo
tɔ, eye Israel-toawo nɔ wofe
agbadɔwo me.
56 Ke wote Mawu, dzifoʋitɔ la
kpɔ, wodze aglã, eye womelé efe
seawo me de asi o. 57 Wote de
megbe, eye womedi anukware o
abe wo fofowo ke ene, wofo asa
abe dati [b]doagblɔ ene. 58 Wotsɔ
wofe nuxefewo do dziku nɛ, eye
wofe legbawo wotsɔ do adãe.[d]
59 Mawu see, dzi kui, egbe Israel
keŋkeŋ, 60 eye wògblẽ nɔfe, si le
Silo, agbadɔ, si wòtu de amegbe-
tɔwo dome la di.[f] 61 Etsɔ efe
ŋusẽ de aboyo me, eye wòtsɔ efe
atsyɔ̃dodo de asi na ketɔ la. 62

[a] 103, 14–16.
[b] Sam. I. 4, 17. 20.
[d] Mo. IV. 14, 22.
[e] kp. 9.
[f] kp. 12.
[g] Kron. II. 6, 6.
[h] Mo. II. 7, 19. 20.
[i] Mo. II. 8, 2. 20.
[k] Sam. I. 16, 11. 12.
[l] Mo. II. 10, 12.
[n] Sam. II. 7, 8.
[o] Mo. II. 9, 25.
[p] kpɔ 74.
[r] Mo. II. 9, 15.
[s] Mo. II. 12, 29.
[t] 77, 21.
[u] Mo. II. 14, 19. 22. 27.
[v] 44, 14.
[y] Mo. II. 15, 17.
[z] 90, 5.
[a] Yer. 10, 26.
[b] Hos. 7, 16.
[d] Mo. V. 32, 21.
[e] 42, 4; 115, 2; Yoel 2, 17.
[f] Sam. I. 1, 3; 4, 11.

Etsɔ efe dukɔ de asi na yi, eye
dzi kui de efe domenyinu ŋu. 63
Dzo fiã efe dekakpuiwo, eye
womedzi srɔ̃deha na efe detugbi-
wo o. 64 Efe [b]nunɔlawo tsi yi
nu, eye avi bu de efe ahosiwo.
65 Tete Afetɔ la nyɔ abe alɔ̃-
dɔla ene, abe kalẽtɔ, si wein na
wòle aseye tsom ene, 66 eye wò-
nyã efe futɔwo de megbe; ŋukpe
mavɔe wòdo wo. 67 Ke edo vlo
Yosef fe agbadɔ, eye metia 'Efra-
yim-to la o, 68 ke boŋ etia Yuda-
to la, Zion-to, si wòlɔ̃na.[g] 69 Eye
wòtu efe kɔkɔefe la abe dziŋgɔli
ene, abe anyigba, si gɔme wòdo
anyi tegbee ene. 70 Etia efe dɔla
Dawid, eye wòkplɔe tso alẽkpɔ-
wo gbɔe;[k] 71 edee le alẽ vinɔwo
yome, ne wòakplɔ efe dukɔ Ya-
kob kple efe domenyinu Israel.[n]
72 Ekpɔ wo dzi le efe dzi dzɔ-
dzɔe nu, eye wòtsɔ asi dzeadaŋu
kplɔ woe.

Nuxaxa le Yerusalem gbĩẽlawo ŋuti.

**79.** [p]Asaf fe ha.
Mawu, dukɔwo nyè zi de
wò domenyinu dzi, wogblẽ kɔ do
na wò gbedoxɔ kɔkɔe la, eye wo-
tsɔ Yerusalem wɔ anyiglãgoe. 2
Wotsɔ wò dɔlawo fe kukuawo na
dzifoxewo, ne woadu, kple wò ame
kɔkɔewo fe lã na gbemelãwo.
3 Wokɔ wofe ʋu de Yerusalem
ŋu godoo abe tsi ene, eye amea
deke meli adi wo o. 4 Míezu ŋu-
kpe na míafe afelikawo kple alɔ-
medenu kpakple vlododo na ame-
siwo fo xlã mí.[v]
5 Yehowa, ɣekaɣi nado dziku
daa ase do, eye wò ŋuʋaʋã nabi
abe dzo ene?[z] 6 Trɔ wò dziku
heliheli la kɔ de dukɔ, siwo me-
nya wò o, kpakple fiadufe, siwo
meyɔ wò ŋkɔ o la dzi![a] 7 Ela-
bena womi Yakob, eye wodo afe-
do enɔfewo. 8 Megadi tsãtɔwo
fe vodadawo na mí o! Netsɔ, na-
kpɔ nublanui na mí, elabena míe-
gbɔdzɔ ŋutɔ!
9 Mía xɔname fe Mawu, xɔ na
mí le wò ŋkɔ fe bubu la ta; de
mí, eye natsɔ mía nuvɔ̃wo ke mí
le wò ŋkɔ la ta! 10 Nukaŋuti du-
kɔwo anɔ gbɔgblɔm be: "Afika
wofe Mawu la le? Wò dɔlawo fe
ʋu, si wokɔ de anyi, fe hlɔ̃biabia
nedze le mía ŋku me de dukɔwo

ŋu! 11 Gatɔwo ƒe ŋeŋe nede gbɔ-
wò! Le wò alɔ ƒe sesẽ la nu na
kuviwo nakpɔtɔ ɖi![a] 12 Oo, Aƒetɔ,
ɖo míaƒe aƒelikawo ƒe vlo, si wo-
do wò la, teƒe ɖe akɔnu na wo
zi adre![b] 13 Ke mi, wò dukɔ kple
wò lãnyiƒe ƒe alẽwo, míada akpe
na wò tegbee, eye míaxlẽ wò ŋkɔ-
xɔxɔ afia le dzidzimewo katã me.

Gbedododa le Israel leléɖeasi ŋuti.

**80.** Asaf ƒe ha na henɔ la, ne
woadzi ɖe [e]„dzogbenya ƒe
dasediɖi" ƒe gbe nu.
2 Wò, Israel kplɔla, see! Wò,
amesi kpɔ Yosef dzi abe alẽ ene,
eye [f]nèbɔbɔ nɔ kerubiwo dzi gli
la, do! 3 Na wò ŋusẽ nanɔ azɔli
dzi le Efrayim, Benyamin kple
Manase ŋgɔ, eye va xɔ na mí!
4 Mawu, gaɖo mí te, na wò ŋku
me naklẽ, ne míakpɔ xɔname![g]
5 Yehowa, Mawu Zébaot, ɣeka-
ɣi nado dziku ɖe wò dukɔ ƒe
gbedododa ŋu ase ɖo? 6 [i]Ena
aɖatsibolo wo woɖu, eye nèna
aɖatsi wo taŋtaŋ wono. 7 Etsɔ
mí ɖo dzrenui na míaƒe aƒelika-
wo, eye míaƒe futɔwo le alɔme
ɖem. 8 Mawu Zebaot, gaɖo mí
te, na wò ŋku me naklẽ, ne mía-
kpɔ xɔname![l]
9 Eho weinka tso Egipte, eye
nènyã dukɔwo ɖa hetsɔe ɖo.[n]
10 Edzra eŋu ɖo, eye wòɖe ke
hexɔ anyigba. 11 Eƒe vɔvɔli do
ɖe towo dzi, eye wòɖe alɔ ɖe Ma-
wu ƒe sedertiwo ŋu. 12 Eɖe alɔ
ɖo keke atsiaƒu nu ke, eye eƒe
ɖɔ ɖe tɔsisi la nu. 13 Nukaŋuti
nèvuvu kpɔ le eŋu, be amesiwo
katã to mɔ dzi yina la, nanɔ ekem?[p]
14 Gbeha vuvui, eye gbemelãwo
ɖui.
15 Mawu Zebaot, trɔ dzro, do
kɔ ɖa tso dziƒo, kpɔ nu, eye galé
ŋku ɖe weinka sia, 16 kple alɔ,
si wò nuɖusi tsɔ do, kpakple dze-
dze, si dzi nèkpɔ wòtsi la ŋu!
17 Dzo fiã wo, wolã wo, eye wò
ŋku me ŋɔdzidodo na wotsrɔ̃.
18 Wò asi nenɔ wò nuɖusi ƒe ame
kple amegbetɔvi, si dzi nèkpɔ
wòtsi la ŋu, 19 ekema míate ɖa
le ŋuwò o! Gbɔ agbe mí, eye
míayɔ wò ŋkɔ! 20 Yehowa, Mawu
Zebaot, gaɖo mí te, na wò ŋku
me naklẽ, ne míakpɔ xɔname![v]

a 102, 21.
b 137, 7.
d Mo. III. 23, 24. 24.
e 45, 1.
f Sam. I. 4, 4; Ps. 99, 1.
g kp. 8. 20.
h Mo. II. 17, 7; Mo. IV. 20, 13.
i 102, 10.
k Mo. II. 20, 2. 3.
l kp. 4. 20.
n Yes. 5, 1—7; Hos. 10, 1.
o Dɔ. 14, 16.
p 89, 42.
r Mo. V. 32, 13.
s kp. 6.
t Mo. V. 1, 17.
u Yes. 1, 17.
v kp. 4. 8.

Ŋkekenyuieɖuɖu nyuitɔ.

**81.** Asaf tɔ na henɔ la, ne woa-
dzi ɖe Gat-viwo tɔ nu.
2 Migli kple dzidzɔ ɖe Mawu,
si nye míaƒe ŋusẽ la ŋu, eye mi-
tso aseye ɖe Yakob ƒe Mawu la
ŋu! 3 Mixe ha, mina axatsɛwo,
gakasaŋku kple saŋku viviwo na-
ɖi! 4 Miku kpẽ le dzinu yeye dzi,
eye ne dzinu sɔ tegblẽ le míaƒe
ŋkekenyuieɖugbe![d] 5 Elabena esia
nye ɖoɖo na Israel kple Ya-
kob Mawu la ƒe kɔnu. 6 Esime
wòho ɖe Egipte-nyigba ŋu la,
etsɔe wɔ see na Yosef. Gbe, si
nyemenya o la, ɖi mese be: 7
Meɖe agba ɖa le eƒe abɔta, eye
eƒe asi ɖe ɖa le tsikpo ŋu. 8
Eyɔm le xaxa me, eye mexɔ na
wò, meɖo to wò le dziɖegbelili-
kpo me, eye meɖo wò kpɔ le
[h]dzrewɔtsi la gbɔ. Sela.
9 Nye dukɔ, see; Israel, maxlɔ̃
nu wò, be àɖo tom loo! 10 Mawu
tutɔa ɖeke meganɔ asiwò o, eye
megaɖo gbe ɖa na mawu bubuwo
o![k] 11 Nyee nye Yehowa, wò Ma-
wu, si kplɔ wò tso Egipte-nyigba
dzi. Ke wò nu baa, ne maɖe nu
eme na wò taŋ! 12 Ke nye dukɔ
meɖo to nye gbe o, eye Israel
melɔ̃ edzi nam o. 13 Eyata meɖe
asi le wo ŋu ɖe woƒe dzimesesẽ
la me, ne woazɔ ɖe woawo ŋutɔ
ƒe aɖaŋuɖoɖo la nu.[o] 14 Oo, ɖe
wònye ɖe nye dukɔ ɖo tom, eye
Israel zɔ nye mɔwo dzi la, 15 anye
ne asusɔ vie ko mabɔbɔ woƒe fu-
tɔwo ɖe anyi, eye matrɔ nye asi
ɖe woƒe ketɔwo ŋu; 16 anye ne
Yehowa ƒe adikãtɔwo avivi nu me
na wo, eye woƒe ɣeyiɣi anɔ anyi
tegbee; 17 anye ne matsɔ lu ʋa-
ʋã anyi woe, eye mana woaɖi fo
kple kpeto me nyĩtsi.[r]

Ŋkumeka-nyagbɔgblɔ ɖe dziɖula mawɔ-
nuteƒeawo ŋu.

**82.** Asaf ƒe ha.
Mawu tsi tre ɖe Mawu ƒe
ha la me, eye wòdrɔ̃ ʋɔnu le
[s]mawuwo dome. 2 Xekayi mia-
drɔ̃ ʋɔnu madzɔmadzɔ ase ɖo,
eye miaɖe ame vɔ̃ɖi la dzi? Sela.[t]
3 Midrɔ̃ ʋɔnu ame tsɛwo kple
tsyɔ̃eviwo ɖe eteƒe, eye mitso na
hiãtɔwo kple ame dahewo![u] 4 Mi-
xɔ na ame tsɛwo kple ame da-

hewo, eye midu wo le ame vɔ̃ɖi
la si!
5 Womedze sii o, eye wome-
nyae o, wole zɔzɔm le viviti me,
eye anyigba ƒe agunuwo katã le
ʋaʋãm. 6 Nyee gblɔ be: [b]Ma-
wuwo mienye, eye dziƒoʋiʋitɔ la
ƒe viwo mi katã mienye! 7 Ke
miaku abe amegbetɔwo ene, eye
miatsi aʋa abe amegãwo dometɔ
ɖeka ene. 8 Mawu, tso, nadrɔ̃ ʋɔ-
nu anyigba, elabena wòe nye du-
kɔwo katã ƒe domenyila!

**Kukudede le kpekpedeŋu ta le Israel ƒe futɔwo ŋuti.**

**83.** Hadzidzi, Asaf ƒe ha.
2 Mawu, ɖoɖoe megazi le
ŋuwò o, Mawu, megazi kpi o, eye
megaɖo ho to o! 3 Elabena kpɔ
ɖa, wò futɔwo nyrã, eye wò ke-
tɔwo kɔ ta dzi. 4 Wole tame ɖom
le aye me ɖe wò dukɔ ŋu, eye
wole adaŋu dem ɖe wò amesiwo
[g]nèɣla la ŋu. 5 Wole gbɔgblɔm
be: Miva, míatsrɔ̃ wo, ne woma-
ganye dukɔ o, eye ne womagaɖo
ŋku Israel ƒe ŋkɔ dzi azɔ o!
6 Wode adaŋu nu ɖekɛ, ŋuwò
wobla nu ɖo: 7 Edom ƒe agba-
ɖɔwo kple Ismaeltɔwo, Moabtɔwo
kple Hagaritɔwo, 8 Gebal, Amon,
Amalek, Filistitɔwo kple Tirotɔ-
wo. 9 Asur hã de wo dzi, woa-
woe nye Lot-viwo ƒe alɔ. Sela.
10 Wɔ wo abe Midiantɔwo kple
Sisera ene, abe Yabin le Kison-
tɔʋu la nu ene![l] 11 Wotsrɔ̃ le
Endor, eye wozu aɖu na anyigba.
12 Wɔ woƒe amegãwo abe Oreb
kple Zeeb ene, eye woƒe aʋafia-
wo katã abe Zebax kple Zalmuna
ene;[o] 13 wo, amesiwo gblɔ be:
Míaxɔ Mawu ƒe [p]nɔƒewo na mía
ɖokui!
14 Nye Mawu, wɔ wo abe yali
ene, eye abe gbe ƒuƒu le ya nu
ene! 15 Alesi dzo bia ave, eye
dzo ƒe aɖe tɔa dzo towoe la, 16
nenema natsɔ wò ya ʋuduʋudu
ati wo yomee, eye nado dzika-
tsoƒoe na wo kple wò ahom! 17
De ŋukpe mo na wo fũ, ne woa-
di wò ŋkɔ, Yehowa! 18 Ɖu akpe
wo, eye ŋɔ adzi wo tegbee, woƒe
mo atsi dã, eye woatsrɔ̃, 19 ne
woadze sii be, ŋkɔwòe nye Yeho-
wa, eye wò ɖeɖe koe ɖo kpo ɖe
anyigba blibo la dzi![t]

**Mawuxɔ la yome didi.**

**84.** Korax-viwo ƒe ha na henɔ
la, ne woadzi ɖe Gat-viwo
tɔ nu.[a]
2 Yehowa Zebaot, wò nɔƒewo
sɔe nam loo! 3 Yehowa ƒe xɔxɔ-
nuwo le nye luʋɔ dzrom yi ɖe
menye ke; nye dzi kple nye ŋu-
tilã le aseye tsom ɖe Mawu gba-
gbe la ŋu.[d] 4 Xevi kpɔ aƒe, eye
sagbadre kpɔ atɔ na eɖokui, afisi
wòatsɔ viawo aɖoe, eya nye wò
vɔsamlekpuiwo, Yehowa Zebaot,
[e]fianye kple Mawunye. 5 Woayra
amesiwo le aƒewò me la; woaka-
fu wò daa. Sela.[f]
6 Woayra amegbetɔ, siwo ƒe
ŋusẽ le mewò, amesiwo ƒe dziwo
le Zion mɔtatawo ŋu. 7 Ne woto
aɖatsibali me la, wowɔnɛ wòzua
tsidzɔƒe; eye aɖatsi tsɔa yayra
ɖoa atsyɔ̃ nɛ. 8 Wole azɔli dzi,
woƒe ŋusẽ le gã dom ɖe dzi, wo-
va do ɖe Mawu ŋku me le Zion.
9 Yehowa, Mawu Zebaot, ɖo to
nye gbedodoɖa, Yakob ƒe Mawu,
see! Sela.
10 Mawu, mía akpoxɔnu, kpɔ
nu, eye nalé ŋku ɖe wò amesia-
mina la ƒe mo![h] 11 Elabena ŋke-
ke akpe mede wò xɔxɔnu nɔnɔ
ŋkeke ɖeka nu o, melɔ̃ be, ma-
tsi tre ɖe kpui nu le nye Mawu
ƒe me, wu esi manɔ ame vɔ̃ɖiwo
ƒe agbadɔ me.[i] 12 Elabena ɣe
kple [k]akpoxɔnu enye Yehowa Ma-
wu; Yehowa na amenuveve kple
bubu, eye [n]metea nu nyui ame-
siwo fɔɖiɖi mele woƒe zɔzɔme ŋu
o la o. 13 Yehowa Zebaot, woayra
amesi ɖoa ŋu ɖe ŋuwò la!

**Amenuveve yeye yome didi kple eŋugbedodo.**

**85.** Korax-viwo ƒe ha na henɔ la.
2 Yehowa, ève wò anyi-
gba nu, eye nègaɖo Yakob te.
3 ètsɔ wò dukɔ la ƒe vodada ke
wo, eye nètsyɔ nu woƒe nuvɔ̃wo
katã dzi; Sela,[r] 4 èdzudzɔ wò dzi-
kudodowo katã, eye nèɖe asi le
wò dziku heliheli la ŋu. 5 Gatrɔ
ɖe mía ŋu, mía xɔname Mawu,
eye nadzudzɔ wò adãwɔwɔ ɖe
mía ŋu! 6 Ɖe ànɔ dɔmedzoe dom
ɖe mía ŋu ɖikaa, eye nanɔ wò dzi-
ku didim ɖe nu tso dzidzime yi
dzidzimea?[s] 7 Ɖe màgagbɔ agbe
mí, ne wò dukɔ nakpɔ dzidzɔ ɖe
ŋuwò oa? 8 Yehowa, na míakpɔ

a Kron. I. 26, 1.
b kp. 1; Mo. II. 21, 6; Yoh. 10, 34.
d 42, 2. 5.
e 5, 3.
f 65, 5.
g 27, 5; 35, 20.
h 72, 15.
i 27, 4.
k 3, 4.
l Wɔn. 7, 22; 4, 15. 21. 23.
n 34, 11.
o Wɔn. 7, 25; 8, 21.
p 74, 8.
r 89, 50.
s 77, 8.
t Hos. 12, 6.

wò amenuveve, eye na wò xɔna-
me mí!
9 Mase nusi gblɔ ge Mawu Ye-
howa ala; elabena agblɔ ŋutifafa
na eƒe dukɔ kple eƒe mawumeme-
wo, eye malɔ̃ be, woagatrɔ ḍe
bometsitsi ŋu o.[d] 10 Nyateƒe, eƒe
xɔname tsɔ ḍe amesiwo vɔ̃nɛ la
gbɔ, ne bubu nanɔ míaƒe anyigba
ŋu. 11 Amenuveve kple nyateƒe
ado go wo nɔewo; dzɔdzɔenye-
nye kple ŋutifafa agbugbɔ nu na
wo nɔewo. 12 Nyateƒe amie tso
anyigba me, eye dzɔdzɔenyenye
ado mo ḍa tso dziƒo. 13 Yehowa
ana nu nyui hã, eye míaƒe anyi-
gba atse eƒe ku. 14 Dzɔdzɔenye-
nye adze eŋgɔ, eye wòalé ŋku
ḍe eƒe afɔtoƒe ŋu.

Gbedododa le hiã me.

**86.** Dawid ƒe gbedododa.
Yehowa, ƒu to anyi, eye
naḍo tom, elabena hiã tum, eye
meḍa ahe. 2 Kpɔ nye luʋɔ ta,
[g]elabena ame kɔkɔe menye; nye
Mawu, xɔ na wò dɔla, si ḍoa dzi
ḍe ŋuwò la! 3 Aƒetɔ, ve nunye,
elabena wò yɔm mele gbawotsyo-
gbe.[h] 4 Do dzidzɔ na wò dɔla
ƒe luʋɔ, elabena Aƒetɔ, wòe me-
kɔ nye luʋɔ dzi na! 5 Elabena
Aƒetɔ, wò dɔme nyo, eye nèlɔ̃a
tsɔtsɔke; amenuveve bɔ ḍe asiwò
na amesiwo katã yɔa wò la.[i] 6 Ye-
howa, se nye gbedododa, eye
nalé to ḍe nye kokoƒogbe ŋu!
7 Mayɔ wò le nye xaxagbe, ela-
bena àḍo tom.[k] 8 Amea ḍeke mede
nuwò le mawuwo dome o, eye
naneke mede wò dɔwɔwɔwo nu
o.[l] 9 Aƒetɔ, dukɔ, siwo katã nè-
wɔ la, ava de ta agu na wò, eye
woade bubu wò ŋkɔ ŋu. 10 Ela-
bena èlolo, eye nèwɔa nukunu-
wo; wò ḍeḍe koe nye Mawu.
11 Yehowa, fia wò mɔm, ne
mazɔ le wò nyateƒe la me; tsɔ
nye dzi ḍo nu ḍeka kolia ŋu, ne
mavɔ̃ wò ŋkɔ![n] 12 Makafu wò
Aƒetɔ Mawu tso dzi blibo me, eye
made bubu wò ŋkɔ ŋu ḍaa. 13 Ela-
bena wò amenuveve sɔ gbɔ ḍe
dzinye, eye nèḍe nye luʋɔ tso
keke tsiẽƒe ʋĩ ke. 14 Mawu, da-
dalawo tso ḍe ŋunye, eye ŋuta-
sẽlawo ƒe ha le nye agbe yome
tim, eye womele buwɔm ḍa o.
15 Ke wò, Aƒetɔ la, Mawu nubla-

a Mo. II. 34, 6.
b 116, 16.
d 72, 3.
e Yes. 30, 7.
f 68, 32.
g 18, 21—27.
h 6, 3.
i kp. 15.
k 50, 15.
l 71, 19.
n 27, 11.
o 42, 8.
p kp. 19; 31, 12; 38, 12.

nuikpɔla kple amenuvela nènye,
ègbɔa dzi blewu, eye amenuveve
kple nyateƒe bɔ ḍe asiwò.[a] 16 Trɔ
ḍe ŋunye, eye nave nunye, na wò
ŋusẽ wò dɔla, eye naxɔ na wò
dɔlanyɔnu [b]vi! 17 Wɔ dzesi le
ŋunye hena nyui, ne nye ketɔ-
wo nakpɔe, ŋu nakpe wo, elabe-
na wò Yehowae kpe ḍe ŋunye,
eye nèfa akɔ nam.

Zion ŋu kɔkɔ to trɔ̃subɔlawo ƒe dzimetɔtrɔ me.

**87.** Hadzidzi; Korax-viwo ƒe ha.
Eƒe agunu le to kɔkɔewo
dzi. 2 Yehowa lɔ̃a Zion ƒe agbo-
wo wu nɔƒewo katã le Yakob.
3 Mawu ƒe du, nya nyui wogblɔ
ḍe ŋuwò. Sela. 4 Meyɔ [e]Raxab
kple Babel be, wonye amesiwo
nyam; kpɔ ḍa, Filistitɔwo, Tiro
kple [f]Kus la, afima wodzi wo ḍo.
5 Ke woagblɔ le Zion ŋu be: Eya
me wodzi amesiame ḍo, eye eya
dziƒoʋĩtɔ la li kee. 6 Ne Yeho-
wa le dukɔwo ḍem agbalẽ me la,
axlẽ wo be, afima wodzi wo ḍo.
Sela. 7 Hadzilawo kple ɣeḍulawo
agblɔ be: „Nye susuwo katã le
dziwò.“

Konyifafa gbedododa le hiã gãa ḍe me.

**88.** Hadzidzi. Korax-viwo ƒe ha
na henɔ la, ne woadzi ḍe
„Dɔléle“ ƒe gbe nu. Heman tso
Ezrax-viwo dome ƒe nufiameha.
2 Yehowa, nye xɔname ƒe Ma-
wu, medo ɣli le ŋkeke me, eye
zã me la mele ŋkuwò me. 3 Nye
gbedododa neva ŋkuwò me, eye
naƒu to anyi ḍe nye kokoƒoƒo ŋu!
4 Elabena fukpekpe ḍi ƒo na nye
luʋɔ, eye nye agbe te ḍe tsiẽƒe
ŋu. 5 Wobum ḍe amesiwo yi aʋli
me la dome, eye mele abe ŋutsu
gbɔdzɔgbɔdzɔ ene. 6 Eḍe asi le
ŋunye ḍe ame kukuwo dome, mele
abe ame tsiaʋa, siwo le yɔdo me,
amesiwo dzi mègaḍo ŋkui o, eye
woklã ḍa le wò asi ŋu la ene.
7 Etsɔm de aʋli me ƒe do kple
viviti me kpakple atsiaƒu ƒe go-
gloƒe. 8 Wò dziku le dzinye, eye
wò [o]ƒutsotsoewo tem ḍe to. Sela.
9 Eḍe nye ame nyanyɛwo ḍa
le ŋunye, eye nètsɔm do ŋunyɔ-
nui na wo, èdo ʋɔ ḍe nunye, dodo
meli nam o.[p] 10 Hiã ti kɔ na nye
ŋku; meyɔ wò, Yehowa, gbawo-
tsyogbe ye meke nye abɔ na

wò. 11 Ɖe àwɔ nukunu ɖe ame
kukuwo ŋua? Alo ɖe ŋɔliwo afɔ
akafu wòa? Sela.[a] 12 Ɖe woaxlẽ
wò amenuveve afia le yɔdo me
kple wò nuteƒewɔwɔ le tsiẽƒea?
13 Ɖe woaɖe wò nukunuwo afia
le viviti me, eye wò dzɔdzɔenye-
nye afia le anyigba, si dzi woŋlɔa
nu be lena la dzia?

14 Ke nyea medo ɣli na wò, eye
ŋdi la nye gbedodoɖa va ŋkuwò
me. 15 Yehowa, nukaŋuti nètu
asi nye luʋɔ ɖa, eye nèɣla wò
ŋku me ɖem? 16 Hiãtɔ menye,
eye mele kukum tso ɖevime ke;
wò ŋɔdzidodowo le kpeyem, eye
melulu. 17 Wò dɔmedzoe heli-
heli va to dzinye, wò ŋɔdzidona-
mewo tsrɔ̃m. 18 Woɖe to ɖem
atraɖi abe tsi ene, wo katã tim
ɖe to ɖem. 19 Eɖe xɔlɔ̃wo kple
hatiwo ɖa le ŋunye, eye blukɔ zu
nye ame nyanyɛ.[e]

Aƒika amenuveve, si ŋugbe Mawu do na Dawid la le?

89. [g]Ezrax-vi Etan ƒe nufiameha.
2 Madzi ha le Mawu ƒe
amenuveve ŋu ɖaa, matsɔ nye nu
aɖe gbe ƒã eƒe nuteƒewɔwɔ le
dzidzimewo katã me. 3 Elabena
megblɔ be: Woatu amenuveve la
ɖe dziƒo tegbee, eye àli ke wò nu-
teƒewɔwɔ ɖe afima. 4 „Mebla nu
kple nye ame tiatia, eye meka atam
na nye dɔla Dawid be:[k] 5 Mali
ke wò ƒome tegbee, eye maɖo wò
fiazikpui anyi na dzidzimewo ka-
tã!“ Sela. 6 Yehowa, dziƒowo le
wò nukunuwo kple wò nuteƒe-
wɔwɔ kafum le ame kɔkɔewo ƒe
takpekpe me. 7 Elabena ameka
le dziŋgɔli me de Yehowa nu, eye
ameka sɔ kple Yehowa le mawu-
wo ƒe [p]viwo dome? 8 Ŋɔdzi le
Mawu ŋu ŋutɔ le ame kɔkɔewo
ƒe adaŋu me, eye vɔvɔ̃ le eŋu na
amesiwo katã ƒo xlãe la. 9 Yeho-
wa, Mawu Zebaot, ameka sesẽ abe
wò, Yehowa, ene? Eye wò nu-
teƒewɔwɔ ɖe to ɖe wò.[r] 10 [s]Wòe
ɖu fia ɖe atsiaƒu ƒe agbodzedze
dzi; ne eƒe tsotsoewo le mimlim
la, wòe tsia wo nu. 11 Egbã [t]Ra-
xab gudugudu, abe amesi woda
nui ene, eye nèka wò futɔwo hlẽ.
12 Tɔwòe nye dziƒo, tɔwòe nye
anyigba hã, xexeame kple eme
nuwo, wòe ɖo wo gɔme anyi.[u] 13
Wòe wɔ anyiehe kple dziehe;
Tabor kple Xermon le aseye tsom
ɖe wò ŋkɔ ŋu. 14 Tɔwòe nye
alɔ sesẽ, ŋusẽ le wò asi ŋu, eye
wò nuɖusi ɖe dzi. 15 Dzɔdzɔe-
nyenye kple ʋɔnudɔdrɔ̃ nye wò
fiazikpui ƒe anyinɔ; amenuveve
kple nyateƒe le tsitre ɖe wò mo.[b]
16 Woayra dukɔ, si nya aseye-
tsotso! Yehowa, woazɔ le wò ŋku
me kekeli me. 17 Woatso aseye
le wò ŋkɔ me gbawotsyogbe, eye
woaɖo wò ɖe dzi le wò dzɔdzɔe-
nyenye me. 18 Elabena woƒe ŋusẽ
ƒe atsyɔ̃ nènye, eye míaƒe dzo kɔ
ɖe dzi to wò amenuveve me. 19
Elabena Yehowa tɔe nye míaƒe
[d]akpoxɔnu, eye míaƒe fia enye Is-
rael ƒe kɔkɔetɔ la tɔ.

20 Xemaɣi nèƒo nu to ŋutega
me na wò ame kɔkɔewo gblɔ be-
na: „Mekpe ɖe kalẽtɔa ɖe ŋu, eye
medo ɖekakpuia ɖe ɖe dzi le dukɔ
la dome.“[f] 21 Mekpɔ nye dɔla
Dawid, eye mesi nye ami kɔkɔe
nɛ. 22 Nye asi anɔ eŋu sesie, eye
nye alɔ aɖo ŋusẽe.[h] 23 Futɔ ma-
xaxae ɖo o, eye ame vlo matee
ɖe anyi o. 24 Magbã eƒe adikã-
tɔwo le eŋgɔ nyanyanya, eye ma-
xlã nu ɖe eƒe ketɔwo. 25 Nye nu-
teƒewɔwɔ kple amenuveve anɔ
anyi kplii, eye eƒe [i]dzo akɔ ɖe
dzi to nye ŋkɔ me. 26 Matsɔ eƒe
alɔ aɖo atsiaƒu dzi, eye eƒe nu-
ɖusi aɖo tɔsisiwo dzi.[l] 27 Ayɔm
be: Fofonye nènye, nye Mawu
kple nye xɔname ƒe aga.[n] 28 Ma-
tsɔe aɖo ŋgɔgbevi kple tatɔe ɖe
anyigba dzi fiawo nu. 29 Madzra
nye amenuvêve ɖo nɛ tegbee, eye
nye nubabla ali ɖi nɛ.[o] 30 Mana
eƒe ƒome nanɔ anyi tegbetegbe
kple eƒe fiazikpui abe dziƒo ƒe
ŋkekewo ene. 31 Ne viawo gblẽ
nye nufiame ɖi, eye womezɔ ɖe
nye kɔnuwo nu o, 32 ne wogblẽ
kɔ ɖo na nye ɖoɖowo, eye wo-
mewɔ nye sewo dzi o la, 33 eke-
ma matsɔ ameƒoti ava kpɔ woƒe
dzidada ɖae, kple fuɖename ava
kpɔ woƒe vodada ɖae. 34 Ke nye-
mana nye amenuveve nadzo le
egbɔ o, eye nyemaɖa alakpa le
nye nuteƒewɔwɔ me o. 35 Nye-
magblẽ kɔ ɖo na nye nubabla o,
eye nyematrɔ nusi do tso nye
nuyiwo me la o. 36 Meta nye kɔ-
kɔenyenye zi ɖeka, nyemaɖa ala-

[a] 6, 6.
[b] 97, 2.
[d] 47, 10.
[e] kp. 9.
[f] kp. 4; Sam. I. 13, 14.
[g] kpɔ Sam. II. 7, 8–16.
[h] Sam. I. 16, 13.
[i] Sam. I. 2, 10; Ps. 132, 17.
[k] 132, 11; Yes. 55, 3; Dɔ. 2, 30.
[l] 72, 8.
[n] Sam. II. 7, 14.
[o] Yes. 54, 10.
[p] Hi. 1, 6.
[r] 115, 3.
[s] Mat. 8, 26; Ps. 65, 8.
[t] 87, 4.
[u] 24, 1.

kpa na Dawid o: 37 Eje fome anɔ
anyi tegbee kple eje fiazikpui abe
ɣe ene le ŋkunye me.[b] 38 Ali ke
abe ɣleti ene tegbee. Ðasefo, si
le [c]dziŋgɔli me la, enye nyatefetɔ.
Sela.
39 Ke ègbe ame, eye nèdo vlo
ame; èdo dziku ɖe wò amesia-
mina ŋu.[f] 40 Eɖi gbɔ wò dɔla fe
nubabla, ègblẽ kɔ ɖo na eje fia-
kuku hetsɔe ƒu gbe ɖe anyigba.
41 Egbã efe gliwo katã, eye nè-
mu efe mɔ̃ sesẽwo ƒu anyi. 42 Ame-
siwo katã to mɔ dzi yina la, [g]wo-
hae, eye wòzu alɔmeɖenu na efe
afelikawo. 43 Ena efe adikãtɔwo
fe nuɖusi de dzi, eye nèdo dzi-
dzɔ na efe futɔwo katã. 44 Ena
efe yi nu fo asa, eye mèna wònɔ
te le aʋa me o. 45 Etsi efe dza-
dzɛnyenye nu, eye nètsɔ efe fia-
zikpui xlã ɖe anyigba. 46 Etò
efe ɖekakpui me ŋkekewo ɖe eme,
eye nètsɔ ŋukpe tsyɔe. Sela. 47
Yehowa, ɣekaɣi naɣla ɖokuiwò
ɖikaa ase ɖo, eye wò dɔmedzoe
heliheli nanɔ bibim abe dzo ene?[k]
48 Afetɔ, [l]ɖo ŋu, alesi nye agbe
le kpuie kple alesi nèwɔ ame-
gbetɔviwo katã dzodzroe! 49 Ðu-
tsu kae le agbe, mekuna o, eye
wòɖe efe luʋɔ tso tsiẽfe si me?
Sela. 50 Afetɔ, afika wò amenu-
veve [n]tsãtɔ, siwo dzi nèta wò nu-
tefewɔwɔ ɖo na Dawid la le?
51 Afetɔ, ɖo ŋu wò dɔla fe vlo-
doame, siwo katã metsɔ ɖe akɔnu
tso dukɔ geɖewo gbɔ, 52 siwo wò
futɔwo tsɔ le alɔme ɖemi, Yeho-
wa, wotsɔ le alɔme ɖemi le wò
amesiamina la fe afɔtofewo ŋui!
53 Woakafu Yehowa tegbee!
Nenɔ alea, ẽ, nenɔ alea![o]

AGBALẼ ENELIA.

**Mawu mavɔtɔ la enye amegbetɔwo fe sitsofe.**

**90.** Mose, Mawu fe ame, fe
gbedodoɖa.
Afetɔ, sitsofe nènye na mí tso
dzidzime yi dzidzime. 2 Hafi to-
wo nava do, eye anyigba kple
xexeme nadzɔ la, wòe nye Mawu
tso mavɔ me yi mavɔ me. 3 Wòe
nana amegbetɔwo gatrɔna zua
kewɔ, eye nègblɔna bena: [s]Mitrɔ
gbɔ, mi amegbetɔviwo! 4 Ela-
bena fe akpe le ŋkuwò me abe
etsɔ ŋkeke, si nu va yi, kple ŋu-
dzɔɣi le zã me ene.[a] 5 Ekplɔ wo
yii, alɔ̃dɔdɔ ko wonye; ŋdi la wo-
dze abe [d]gbe ene. 6 Ŋdi la efo
se, eye wòdze, fiẽ la woyae, eye
wòƒu.
7 Elabena wò dɔmedzoe na mía
nu yi, eye wò dziku ɖe mí ɖa
kple ŋɔdzi. 8 Etsɔ míafe voda-
dawo ɖo wò ŋku me, kple míafe
nu ɣaɣlawo ɖo wò mo fe ke-
keli nu. 9 Elabena míafe ŋkeke-
wo katã nu yi le wò dziku la nu,
míafe fewo vɔ ɖe mí abe ame fe
ŋeŋe ene. 10 Míafe agbenɔfewo
nye fe blaadre, ne ede fã la, fe
blanyi, eye [h]fuɖename kple hiã
nye wo adegbefonu; elabena wo-
va yi kabakaba, eye míedzo. 11
Amekae dze si wò dɔmedzoe fe
ŋusẽ kple wò dziku ɖe alesi woa-
vɔ̃ wò nui? 12 Fia alesi míaxlẽ
míafe ŋkekewoe la mí, ne dzi
nyanu naɖo mía si![i]
13 Yehowa, trɔ kɔ dzro! Vase-
ɖe ɣekaɣie? Eye na wò dɔme
natrɔ ɖe wò dɔlawo ŋu! 14 Tsɔ
wò amenuveve ɖi ƒo na mí le ŋdi,
ekema míatso aseye, eye míakpɔ
dzidzɔ le míafe ŋkekewo katã
me! 15 Do dzidzɔ na mí ɖe ɣeyi-
ɣi, si nète mí ɖe anyi, kple fe,
siwo me dzɔgbevɔ̃e ɖi kpe mí la
nu! 16 Na wò dɔwɔwɔ nadze na
wò dɔlawo, eye wò atsyɔ̃ nanɔ
viwòwo ŋu! 17 Ale Afetɔ, mía
Mawu, fe dɔmenyo nanɔ mía dzi,
eye wòana míafe asinudɔwo nali
ke zã na mí, ẽ, míafe asinudɔwo
wòana woaɣi dzi nyuie!

**Le dzifoʋĩtɔ la fe vovoli te.**

**91.** Amesi bɔbɔ nɔ dzifoʋĩtɔ la
fe bebefe, eye wòle ŋusẽ-
katãtɔ la fe vɔvɔli te la, 2 eya
gblɔna na Yehowa be: Nye si-
tsofe kple nye mɔ̃ sesẽ nènye,
nye Mawu, si ŋu medoa ŋu ɖo.[p]
3 Elabena aɖe wò tso xevimɔ̃trela
fe [r]adoboli me, tso dɔvɔ̃, si gblẽa
nu me. 4 Atsɔ efe fu atsyɔ dzi-
wò, eye efe aʋala te nabe ɖo;
akpoxɔnu gã kple ɖagbitɔ enye
efe nyatefe la. 5 Màvɔ̃ zã me ŋɔ-
dzi kple aŋutrɔ, si le ʋɔ lũm le
ŋkeke me, 6 dɔvɔ̃, si le zɔzɔm le
blukɔ me, kple dɔ xɔleameŋua,
si le nu gblẽm le ŋdɔ la o. 7 Akpe
nenɔ anyi dzem ɖe axawò, eye
akpe ewo ɖe wò nuɖusi me, ke

a Pet. II. 3, 8.
b 72, 17.
d 102, 12; 103, 15; Hi. 14, 2; Yes. 40, 6. 7.
e Mo. I. 9, 13.
f 44, 10—25; 74; 79.
g 80, 13.
h Nyagb. 1, 3. 8.
i 39, 5.
k 85, 6.
l 90, 9. 10.
n 85, 2.
o 41, 14.
p 16, 2.
r 124, 7.
s Nyagb. 1, 4; 12, 7.

wò la, mate ɖe ŋuwò o! 8 Vavã,
àkpɔe kple wò ŋkuwo, eye àkpɔ,
alesi woaɖo etefe na ame vɔ̃ɖi-
woe.[a]
9 Elabena Yehowa enye wò si-
tsofe, eye dziƒoʋitɔ la nètsɔ wɔ
nɔwòfee. 10 Dzɔgbevɔ̃e maƒo go
wò o, eye hiãkame mate ɖe wò
agbadɔ ŋu o. 11 Elabena adɔ eƒe
dɔlawo ɖe ŋuwò, ne woakpɔ ta-
wò le wò mɔwo katã dzi.[e] 12 Asi
me woakɔ wò ɖo, ne màgatsɔ wò
afɔ axlã ɖe kpea ɖeke o. 13 Azɔ
dzata kple ƒli dzi, eye ànyã avuzi
le dzatavi kple ʋɔ driba dzi.[f]
14 Maɖee, elabena eku ɖe ŋunye;
makɔe aɖo kɔkɔƒe, elabena enya
nye ŋkɔ. 15 Ayɔm, eye matɔ nɛ,
meli kplii le hiã me; maɖee le
eme, eye mahaɖe bubu eŋu. 16
Matsɔ agbe didi aɖi ƒo nɛ, eye
mana wòakpɔ nye xɔname.

Mawu ƒe ame takpɔkpɔ.

92. Dzudzɔgbehadzidzi la.
2 Enyo be, woada akpe
na Yehowa, eye woadzi kafukafu-
ha na wò ŋkɔ, wò dziƒoʋitɔ la,[k]
3 woaɖe gbe ƒã wò amenuveve
le ŋdi kple wò nuteƒewɔwɔ le zã-
wo me, 4 [l]ɖe kasaŋku ka ewo tɔ,
saŋku kple gakasaŋku ƒe didi ŋu.
5 Elabena wò, Yehowa, ètsɔ wò
dɔwɔwɔwo do dzidzɔ nam, wò
asinudɔwo ta mele aseye tsom ɖo.
6 Yehowa, wò nuwɔwɔwo lolo
loo, wò susuwo me goglo ŋutɔ![n]
7 Gegeme menya esia o, eye bo-
metsila medze sii o. 8 Ne ame
vɔ̃ɖiwo mie abe gbe ene, eye nu
vlo wɔlawo katã le se ƒom hã la,
tsɔtsrɔ̃ ge ko woala ɖikaa.[r] 9 Ke
wò la èɖo kpo tegbee, Yehowa.[s]
10 Elabena kpɔ ɖa, wò futɔwo,
kpɔ ɖa, wò futɔwo atsrɔ̃, eye nu
vlo wɔlawo katã aka ahlẽ! 11 Ke
àkɔ nyea nye dzo ɖe dzi abe
akpãgba tɔ ene, eye [v]woakɔ ami
yeye ɖe dzinye. 12 Nye ŋku atsa
le nye ketɔwo dzi bɔkɔɔ, eye nye
to ase nya le ame vlo, siwo tso
ɖe ŋunye la ŋu.
13 Ame dzɔdzɔe la atu hlo abe
deti ene, eye wòaɖe dzi abe se-
derti le Libanon dzi ene.[a] 14 Wo-
do wo ɖe Yehowa ƒe aƒe la me,
eye woƒo se ɖe míá Mawu ƒe xɔ-
xɔnuwo.[b] 15 [d]Woatse ku le tsitsi-
me ke hã, tsi anɔ wo me gugugu,

a 54, 8.
b Mo. V. 32, 4.
d Mo II. 15, 18; Ps. 97, 1; 94, 1; 96, 10.
e Mat. 4, 6.
f Lu. 10, 19.
g 19, 8–11.
h Mo. V. 32, 35.
i Mo. 1. 18, 25.
k 147, 1.
l 33, 2.
n 104, 24; Yes. 55, 9.
o 10, 11.
p 92, 7.
r 37, 2.
s 97, 9.
t Mo. II. 4, 11.
u Kor. 1. 3, 20.
v 23, 5.
y 19, 12–14; Hi. 5, 17.
z 37, 7.
a 52, 10.
b 84, 3.
d 1, 3.

eye woaɖe ama 16 ahaɖe gbe ƒãe
be, Yehowa enye dzɔdzɔetɔ kple
nye aga, si ŋu fɔɖiɖia ɖeke me-
le o.[b]

Mawu enye fia ɖe Futsotsoewo dzi.

93. [d]Yehowa enye fia! Eta gã-
nyenye, Yehowa ye tae, etsɔ
ŋusẽ bla ali dzi, eyae li ke xe-
xeame, maʋã o. 2 Wò fiazikpui
li ke tso gbaɖegbe ke, eye nèli tso
mavɔ me ke. 3 Tɔsisiwo, Yeho-
wa, tɔsisiwo dze agbo; tɔsisiwo
le gbe ɖem. 4 Yehowa kako le
dziƒo wu, tɔ gãwo ƒe howɔwɔ
kple atsiaƒu ƒe agbodzedze sesẽ.
5 Wò [g]sewo le eme tututu; Ye-
howa, ŋutikɔkɔe dze wò aƒe la
ɣeawokatãɣi.

Mawu nabla hlɔ̃ futɔwo.

94. Mawu [h]hlɔ̃biala, Yehowa,
Mawu hlɔ̃biala, do! 2 Wò
anyigba ƒe [i]ʋɔnudrɔ̃la, kɔ ɖokui-
wò dzi, eye naɖo dadalawo ƒe nu-
wɔwɔ teƒe na wo! 3 Xekaɣie,
Yehowa, ɣekaɣi ame vɔ̃ɖiwo atso
aseye ase ɖo? 4 Wole nuƒoƒo
yrom hele nya tovowo gblɔm;
ame vɔ̃ɖiwo katã le ɖadzra ɖam.
5 Yehowa, wogbã wò dukɔ la nya-
nyanya, eye wote wò domenyinu
la ɖe anyi, 6 wowu ahosiwo kple
amedzrowo, eye wodo hlɔ̃ ɖe
tsyɔ̃eviwo ŋu 7 hele gbɔgblɔm
be: Yehowa mele ekpɔm o, Ya-
kob ƒe Mawu la medze sii o.[o]
8 Mi gegeme, siwo le dukɔ la
dome, midze sii, eye mi bometsi-
lawo, ɣekaɣi miadze nunya?[p] 9
Eya, amesi wɔ to, ɖe mase nu oa?
Eya, amesi wɔ ŋku, ɖe makpɔ nu
oa?[t] 10 Eya, amesi hea to na du-
kɔwo, ɖe mahe to oa? Eya, amesi
fia nunya amegbetɔwoa? 11 Ye-
howa nya amegbetɔwo ƒe susu-
wo be, dzodzro wonye.[u]
12 Yehowa, woayra ŋutsu, si nèhe
to na, eye nètsɔ wò se la fia nui,[y]
13 ne nana gbɔdzɔe le dzɔgbe-
vɔ̃eɣi, si me woɖea yɔdo na ame
vɔ̃ɖiwo ya.[z] 14 Elabena Yehowa
magbe eƒe dukɔ la o, eye magblẽ
eƒe domenyinu la ɖi o. 15 Ela-
bena ʋɔnudɔdrɔ̃ agatrɔ ɖe dzɔ-
dzɔenyenye nu, eye amesiwo katã
ƒe dzi to mɔ ɖeka la, aku ɖe eŋu.
16 Ameka atso ɖe ame vɔ̃ɖiwo
ŋu nam, eye ameka aɖo ɖe nu

vɔ̃ɖi wɔlawo ŋu ɖe nunye? 17 Ɖe
menye Yehowa ye xɔ nam o la,
anye ne etefe makpɔ adidi hafi
ɖoɖoe nazi le nye luʋɔ ŋu le
"tsiẽfe o. 18 Ne mele gbɔgblɔm
be, nye afɔ le ʋaʋãm la, Yeho-
wa, wò amenuveve léam ɖe asi.
19 Mele ŋugble geɖe dem le nye
dzi me, ke wò akɔfaname doa dzi-
dzɔ na nye luʋɔ.[b]
20 Ɖe gbegblẽ fe zikpui, si tsɔa
hiãkame ɖoa anyi ɖe sea tefe la.
ade ha kpliwòa? 21 Wode ha
bibibi ɖe ame dzɔdzɔe la fe luʋɔ
ŋu, eye wobu fɔ ʋu madifɔ. 22 Ke
Yehowa enye nye mɔ̃ sesẽ, eye
nye Mawu enye nye sitsofe fe
aga. 23 Ana wofe dzɔgbevɔ̃e na-
trɔ va wo dzi, eye wòatsɔ woawo
ŋutɔ fe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ atsrɔ̃ woe:
Yehowa, mía Mawu la, atsrɔ̃ wo.

Akpedada kple toɖoɖo.

95. Mitso! Mina míatso aseye
ɖe Yehowa ŋu, eye míagli
kple dzidzɔ ɖe míafe xɔname fe
agakpe la ŋu! 2 Mina míatsɔ akpe-
dada ado ɖe efe ŋku me, eye
míatsɔ kafukafuhawo atso aseye
ɖe eŋu. 3 Elabena Mawu gã enye
Yehowa kple fia gã ɖe mawuwo
katã dzi.[g] 4 Eya si me anyigba
fe globofewo le, eye etɔe nye to-
wo fe tsutsuẽfe; 5 etɔe nye atsia-
fu, si wòwɔ, kple fufuife, si efe
asi wɔ.
6 Miva, mina míabɔbɔ ade ta
agu adze klo ɖe Yehowa, mía wɔla,
ŋku me! 7 Elabena [i]eya nye mía
Mawu, eye míawo míenye dukɔ
le efe lãnyife kple efe asi me lẽwo.
[n]Egbegbe, ne miese efe gbe la,
8 migasẽ miafe dzime abe le Me-
riba kple gbemagbe le Masa le
gbeadzi ene o! 9 Afisi mia fofo-
wo tem kpɔ, eye wodom kpɔ le,
evɔ wònye wokpɔ nye nuwɔwɔ-
wo hafi.[p] 10 Ƒe blane soŋ fome
sia nyɔ ŋu nam, eye megblɔ be:
Dukɔ, si fe dzi tra mɔ, wonye,
eye womenya nye mɔwo o; 11 ale
be meka atam le nye dziku me
be: Ne woahade nye gbɔɖemefe
la fĩ![s]

Ha yeye dzidzi.

96. [u]Midzi ha [v]yeye na Yehowa,
mi anyigbawo katã, midzi
ha na Yehowa! 2 Midzi ha na

[a] 115, 17.
[b] Kor. II. 1, 4. 5.
[d] 72, 10.
[e] 93, 1.
[f] 96, 7–9; Yes. 49, 13.
[g] 96, 4.
[h] Do. 17, 31.
[i] 100, 2; Yoh. 10, 27.
[k] 93, 1.
[l] 89, 15.
[n] Heb. 3, 7; 4, 7.
[o] Xab. 3, 3–6.
[p] Mo. II. 17, 2. 7.
[r] 19, 2.
[s] Mo. IV. 14, 22.
[t] Heb. 1, 6.
[u] kpɔ Kron. I. 16, 23–33.
[v] 33, 3.
[y] Fil. 4, 4. 5.

Yehowa, mikafu efe ŋkɔ, eye miɖe
gbe fã efe xɔname gbawotsyo-
gbe! 3 Mixlẽ efe ŋutikɔkɔe tia
le dukɔwo dome kple efe nuku-
nuwo le anyigba dzi tɔwo katã
dome! 4 Elabena Yehowa lolo,
eye wòdze kafukafu ŋutɔ, ŋodzi
le eŋu ƒo mawuwo katã ta. 5 Ela-
bena dukɔwo fe mawuwo katã
nye nu dzodzrowo; ke Yehowa
ye wɔ dziƒo. 6 Gãnyenye kple
ŋutikɔkɔe le eŋku me, ŋusẽ kple
atsyɔ̃ le efe kɔkɔefe la.
7 Mi dukɔwo fe fomeawo, mi-
tsɔ bubu kple ŋusẽ na Yehowa,
mitsɔe na Yehowa! 8 Mitsɔ Ye-
howa fe ŋkɔ fe bubu nɛ, [d]miɖo vɔ-
sanuwo asi va efe xɔxɔnuwoe!
9 Minɔ atsyɔ̃ɖoɖo kɔkɔe me de
ta agu ɖe Yehowa ŋku me; anyi-
gbawo katã, midzo nyanyanya!
10 Migblɔ le dukɔwo dome be:
Yehowa ye nye fia! Xexeame li
ke, maʋã o. Adrɔ̃ ʋɔnu dukɔwo
ɖe etefe.[e] 11 Dziƒo akpɔ dzidzɔ,
anyigba atso aseye, eye atsiafu
kple eme nuwo aɖe gbe;[f] 12 agble
kple nusiwo katã le eme la, akpɔ
dzidzɔ, emegbe avemetiwo katã
atso aseye 13 le Yehowa ŋku me:
elabena egbɔna, egbɔna ʋɔnu drɔ̃
ge anyigba; adrɔ̃ ʋɔnu xexeame
ɖe dzɔdzɔenyenye nu kple dukɔ-
wo ɖe efe nyatefe nu.[h]

Zion kpɔ dzidzɔ be, Mawu nye ŋusẽ katã tɔ.

97. Yehowa nye fia, anyigba
netso aseye, fukpo geɖea-
wo nekpɔ dzidzɔ![k] 2 Alilikpo
kple tsizi fo xlãe, [l]dzɔdzɔenye-
nye kple ʋɔnudɔdrɔ̃ nye efe fia-
zikpui fe anyinɔ. 3 Dzo le yiyim
le eŋgɔ, eye wòfiã efe futɔwo
godoo va kpe.[o] 4 Efe dzikedzowo
klẽ ɖe xexea me; anyigba kpɔe,
eye wòlulu. 5 Towo lólo abe anyi-
gba ene le Yehowa ŋku me, le
anyigba blibo la fe Afetɔ ŋku me.
6 Dziƒowo ɖe gbe fã efe dzɔdzɔe-
nyenye, eye dukɔwo katã kpɔ efe
ŋutikɔkɔe.[r]
7 Ŋu nekpe aklama kpakpɛ subɔ-
lawo katã, amesiwo tsɔa legbawo
foa adegbee, mawuwo katã [t]nede
ta agu nɛ! 8 Zion see, eye dzi
dzɔe, Yuda-nyɔnuvi tso aseye le
wò ʋɔnudɔdrɔ̃ ta, Yehowa.[y] 9 Ela-
bena wò Yehowa, ènye tatɔ le
anyigba blibo la dzi, èɖo kpo ŋutɔ

ɖe mawuwo katã dzi.[a] 10 Mi ame- [a 96, 4.]
siwo lɔ̃a Yehowa la, [b]milė fu vɔ̃! [b Am. 5, 14. 15.]
Ekpɔa efe mawumemewo fe luʋɔ
ta, eye wòɖea wo tsoa ame vɔ̃ɖi-
wo si me. 11 Kekeli dona na ame
dzɔdzɔewo kple dzidzɔ na ame-
siwo fe dzi toa mɔ ɖeka la.[d] 12 Mi [d 112, 4.]
ame dzɔdzɔewo, mikpɔ dzidzɔ ɖe
Yehowa ŋu, eye mikafu efe ŋkɔ
kɔkɔe la!

**Wodzi aseyeha na Yehowa le xexe blibo la katã me.**

**98.** Hadzidzi.
Midzi ha [c]yeye na Yeho- [c 33, 3.]
wa, elabena ewɔ nukunuwo! Efe
nuɖusi kple efe alɔ kɔkɔe la xɔ
nɛ. 2 Yehowa ɖe efe xɔname fia,
eklo nu le efe dzɔdzɔenyenye dzi
le dukɔwo ŋku me. 3 Eɖo ŋu efe
amenuveve kple nutefewɔwɔ na
Israel fe afe la. Anyigba fe [g]mlɔe- [f 95, 7.] [g Yes. 52, 10.]
nuwo katã kpɔ mía Mawu fe xɔ-
name.
4 Mi anyigbawo katã, mitso
aseye ɖe Yehowa ŋu, aseyetsotso
neɖi le mia nu, eye midzi kafu-
kafuha! 5 Midzi kafukafuha na
Yehowa ɖe kasaŋku ŋu, ɖe ka- [h 106, 1.]
saŋku kple ha fe ɖiɖi ŋu, 6 ɖe
dze kple kpẽ fe ɖiɖi ŋu! Mitso
aseye le Yehowa, [i]fia la ŋku me! [i Mo. IV. 23, 21.]
7 Atsiafu kple eme nuwo neɖe
gbe kpe ɖe xexeame kple eme
nɔlawo ŋu![k] 8 Tɔsisiwo nefu akpe, [k 96, 11–13.]
towo katã netso aseye 9 le Ye-
howa ŋku me, elabena egbɔna
ʋɔnu drɔ̃ ge anyigba! Adrɔ̃ ʋɔ-
nu xexeame ɖe dzɔdzɔenyenye
nu kple dukɔwo ɖe etefe. [l Lod. 20, 8. 28.]

**Dutikɔkɔe nakpɔ dziɖuɖu le mawufiaɖufe la me.**

**99.** [n]Yehowa enye fia, dukɔwo [n 93, 1.]
dzo nyanyanya; ebɔbɔ nɔ
[o]Kerubiwo dzi, anyigba ʋanya. [o 80, 2.]
2 Yehowa lolo le Zion, eye wòɖo
kpo ɖe dukɔwo katã dzi. 3 Woa-
kafu wò ŋkɔ, elolo, ŋɔdzi le eŋu,
eye wòle kɔkɔe. 4 Eli ŋusẽ anyi
na fia, si lɔ̃a nu dzɔdzɔe la, eye [p Lod. 22, 11.]
nèɖo nusi dzɔ la te;[r] ènɔ ʋɔnu- [r Yes 9, 6.]
ɖodrɔ̃ kple dzɔdzɔenyenye dzi le
Yakob. 5 Mido Yehowa, mia Ma-
wu la, ɖe dzi, eye mide ta agu
ɖe efe afɔɖodzinu ŋgɔ! Eyama
le kɔkɔe. [s Lod. 20, 26.]
6 Mose kple Aron le efe nunɔ-
lawo dome, eye Samuel le ame-
siwo yɔa efe ŋkɔ la dome. Woyɔ
Yehowa, eye wòɖo to wo.[t] 7 Enɔ [t Yer. 15, 1.]
alilikpo dodo me fo nu kpli wo,
wolė efe sewo me ɖe asi, eye wò-
ɖe ɖoɖo asi na wo. 8 Yehowa,
mía Mawu, èɖo to wo; Mawu, si
tsɔna kena, nènye na wo, eye nè-
biaa hlɔ̃ ɖe wofe nu masɔmasɔ
wɔwɔwo ta. 9 Mido Yehowa, mia
Mawu la, ɖe dzi, eye mide ta agu
ɖe efe to kɔkɔe la ŋgɔ, elabena
Yehowa, mía Mawu la, le kɔkɔe!

**Akpedada-psalmo.**

**100.** Akpedaha.
Anyigbawo katã, mitso
aseye ɖe Yehowa ŋu! 2 Misubɔ
Yehowa kple dzidzɔ, eye mitsɔ
aseyetsotso do ɖe eŋku me! 3
Midze sii be, Yehowa ye nye Ma-
wu! Eyae wɔ mi, eye etɔ míe-
nye, efe dukɔ kple alẽwo le efe
lãnyife mienye.[f] 4 Mitsɔ akpeda-
da ge ɖe efe agbowo me kple ka-
fukafuha ge ɖe efe xɔxɔnuwo,
mida akpe nɛ, eye mikafu efe
ŋkɔ! 5 Elabena Yehowa fe dɔ-
me nyo, efe amenuveve li tegbee
kple efe nutefewɔwɔ tso dzidzi-
me yi dzidzime.[h]

**Dziɖulaa ɖe fe adzɔgbeɖeɖe.**

**101.** Dawid fe ha.
Madzi ha le amenuveve
kple ʋɔnuɖɔdrɔ̃ ŋu, wò Yehowa
ye madzi kafukafuha na. 2 Malė
ŋku ɖe madiɖɔmɔ ŋu. Yekayi nèle
gbɔnye va ge? Mazɔ le nye dzi
fe fɔmaɖimaɖi me le afenye me.
3 Nyematsɔ nu tovo aɖo ŋku me
o, melė fu dzidanuwɔwɔ, malė ɖe
ŋunye o.[l] 4 Dzi matomɔɖekɛ nete
ɖa le ŋunye, nyemele naneke dim,
be manya le nu vɔ̃ɖi ŋu o. 5 Amesi
lĩa ehavi ŋu le adza me la, ma-
tsrɔ̃e ɖa; amesi dadaŋku le ta nɛ.
eye efe dzi vu gbloto la, mia kplii
fe ŋɔlime mefo go o. 6 Metsɔ
nye ŋku ɖo anyigba dzi nutefe-
wɔlawo ŋu, be woanɔ gbɔnye;
amesi zɔa madiɖɔmɔ dzi la, eya
asubɔm.[p] 7 Amesi daa alakpa la,
manɔ afenye me o, eye amesi kaa
aʋatso la, mali ɖe ŋkunye me o.
8 Magblẽ anyigba dzi ame vɔ̃ɖi-
wo katã ŋdi sia ŋdi, ne matsrɔ̃
nu vɔ̃ɖi wɔlawo katã ɖa le Yeho-
wa fe du la me.[s]

**Gbeɖoɖoɖa le fukpekpe me kple kukuɖeɖe ɖe Zion ta.**

**102.** Hiãtɔ fe gbeɖoɖoɖa, ne
nu te eŋu, eye wòtrɔ efe

konyifafawo ƒo ɖe Yehowa ŋku
me.
2 Yehowa, se nye gbedododa,
eyę nye ɣli nede gbɔwò! 3 Me-
gaɣla wò mo ɖem le nye xaxagbe
o, ƒu to anyi ɖe ŋunye! Netsɔ,
naɖo tom le gbesigbe meyɔ wò!
4 Elabena nye ŋkekewo nu va yi
abe adzudzɔ ene, eye nye ƒuwo
biã hẽ abe dzo ene. 5 Nye dzi
yrɔ, eye wòƒu abe gbe ene; ela-
bena meŋlɔ abolodudu be. 6 Nye
ŋutilã miã ɖe nye ƒu ŋu le nye
ŋeŋe sesĩ la ta.[f] 7 Meɖi aluge
le gbedzi kple favieuuto, si le
aƒeɖo me. 8 Alɔ̃dɔdɔ zu dɔ, eye
mele abe xevi tsi akogo le xɔta
ene. 9 Nye futɔwo le alɔme ɖem
le ŋunye atraɖi, eye amesiwo nyrã
ɖe ŋunye la, tsɔm wɔ diŋudonui.
10 Elabena mele dzowɔ ɖum abe
abolo ene, eye nye nunono tɔtɔ
kple aɖatsi[h] 11 le wò dɔmedzoe
kple wò dziku la ta, elabena ède
asi tenye xlã ɖe anyi. 12 Nye
ŋkekewo le abe vɔvɔli, si ɖo to
la ene, eye meƒu abe gbe ene.[k]
13 Ke wò Yehowa la, èli tegbee,
eye wò ŋkɔ le dzidzimewo katã
me. 14 Àtso àkpɔ nublanui na
Zion, elabena enuveɣi ɖo, eye azã-
gbe la ɖe.[o] 15 Elabena wò dɔla-
wo melɔ̃a nu le eƒe kpewo gbɔ o,
eye eƒe anyiglãwo ƒe nu vea wo.
16 Dukɔwo avɔ̃ Yehowa ƒe ŋkɔ,
eye anyigbawo dzi fiawo avɔ̃ wò
ŋutikɔkɔe. 17 Yehowa agbugbɔ
Zion atso, eye wòaɖo le eƒe ŋuti-
kɔkɔe me, 18 atrɔ ɖe ame ɖeƒe-
ƒiewo ƒe gbedododa ŋu, eye maɖo
vlo woƒe kukuɖeɖe o. 19 Woa-
ŋlɔ esia ɖi na megbeviwo, eye
dukɔ, si woava mè la, akafu Ye-
howa. 20 Elabena ekpɔ nu tso
eƒe kɔkɔƒe kɔkɔe la, Yehowa do
mo ɖe anyigba dzi tso dziƒo, 21
ne wòase gatɔwo ƒe ŋeŋe, eye
wòaɖe ga [t]kuviwo, 22 ne woaxlẽ
nya afia le Yehowa ƒe ŋkɔ ŋu le
Zion kple eƒe kafukafu ŋu le Ye-
rusalem, 23 nenye be, dukɔwo
katã kple fiaɖuƒewo kpe ta, be
woasubɔ Yehowa.[v]
24 Ebɔbɔ nye ŋusẽ ɖe anyi le
mɔ ta, eye wòtò nye ŋkekewo ɖe
eme. 25 Mele gbɔgblɔm be: Nye
Mawu, megana nunye nayi le nye
ŋkekewo ƒe [z]domedomee o! Wò
ƒewo anɔ anyi tso dzidzime yi
dzidzime. 26 [a]Gbaɖegbe ke nèɖo
anyigba gɔme anyi, eye wò asinu-
dɔwɔwɔ enye dziƒowo. 27 Woa-
wo nu ayi, ke wò la ànɔ anyi;
wo katã anyunyɔ abe avɔ ene,
eye àɖɔ li wo woaɖɔ abe awu
ene.[b] 28 Ke wò la nenema ko nèle,
eye wò ƒewu nu metsona o.[d] 29
Wò dɔla ƒe viwo anɔ anyi, eye
woƒe ƒome ali ke le ŋkuwò me.[e]

Kafu Yehowa.

**103.** Dawid tɔ.
Luɔɔnye, kafu Yehowa,
eye nusianu, si le menye la, mi-
kafu eƒe ŋkɔ kɔkɔe la! 2 Luɔɔ-
nye, kafu Yehowa, eye megaŋlɔ
eƒe nyuiwɔwɔwo katã be o! 3
Amesi tsɔa wò vodadawo katã
[g]kea wò, eye wòdaa gbe le wò
dɔlélewo katã ŋu, 4 amesi ɖea wò
agbe tso gbegblẽ me, eye wòtsɔa
amenuveve kple nublanuikpɔkpɔ
[i]ɖona na wò, 5 amesi tsɔa nu
nyui dia ƒo na wò amegãkuku,
ale be wò ɖekakpuinyenye gaɖoa
yeye me [l]abe hɔ̃ tɔ ene.
6 Yehowa wɔa nu dzɔdzɔe, eye
wòdrɔ̃a ʋɔnu na amesiwo katã wo-
te ɖe anyi la. 7 [n]Ena Mose nya eƒe
mɔwo, eye wòna Israel-viwo nya
eƒe nuwɔwɔwo. 8 Nublanuikpɔla
kple amenuvela enye Yehowa,
egbɔa dzi ɖi blewu, eye amenu-
veve bɔ ɖe esi.[p] 9 Menɔa dzre
dzi ɖaa o, eye meléa dziku ɖe dɔ-
me tegbee o.[r] 10 Mewɔna na mí
ɖe míaƒe nuvɔ̃wo nu o, eye me-
ɖoa eteƒe na mí ɖe míaƒe voda-
dawo nu o. 11 Elabena alesi dzi-
ƒo kɔ tso anyigba gbɔe la, ne-
nema eƒe amenuveve nu sẽ ɖe
amesiwo vɔ̃nɛ la dzii.[s] 12 Alesi
ɣedzeƒe didi tso ɣetoɖoƒe gbɔe
la, nenema wòte mía dzidadawo
ɖa boo tso mía gbɔe. 13 Alesi
fofo ƒe dɔme trɔna ɖe viawo ŋui
la, nenema Yehowa ƒe dɔme trɔ-
na ɖe amesiwo vɔ̃nɛ la ŋui.
14 Elabena enya míaƒe wɔwɔ-
me, eɖoa ŋui be, [u]kewɔ míenye.
15 Amegbetɔ ƒe agbe la gbe wò-
nye, eƒoa se abe seƒoƒo le gbe
me ene.[y] 16 Elabena ne ya ƒo to
eɖzi la, meganɔa anyi o, eye eteƒe
megadzea sii o. 17 Ke Yehowa
ƒe amenuveve li tso mavɔ me yi
mavɔ me na amesiwo vɔ̃nɛ, eye
eƒe dzɔdzɔenyenye li na viwo ƒe

[a] Heb. 1, 10-12; Ps. 90, 2.
[b] Pet. II. 3, 10.
[d] kp. 13.
[e] Yoh. I. 2, 17.
[f] Hl. 19, 20.
[g] 32, 1.
[h] 80, 6.
[i] 5, 13.
[k] 90, 5; Hl. 14, 2.
[l] Yes. 40, 31.
[n] Mo. II. 33, 13.
[o] 14, 7.
[p] Mo. II. 34, 6; Ps. 86, 15.
[r] Yes. 57, 16.
[s] 36, 6.
[t] 79, 11.
[u] Hl. 10, 9; Mo. I. 2, 7; 3, 19.
[v] 87, 4.
[y] 90, 5. 6; Pet. I. 1, 24. 25.
[z] 55, 24.

viwo,[a] 18 na amesiwo léa eƒe nu-
babla me ḍe asi, eye woḍoa ŋu
eƒe seawo, ne woawɔ wo dzi.
19 Yehowa li eƒe fiazikpui ḍe
dziƒo, eye eƒe fiaḍuƒe ḍua nuwo
katã dzi. 20 Mikafu Yehowa, mi
eƒe dɔlawo, mi [d]kalẽtɔ sesẽ, [e]si-
wo wɔa eƒe nya dzi hesea eƒe
nya ƒe gbe! 21 Mikafu Yehowa,
mi eƒe aʋakɔwo katã, mi eƒe su-
bɔla, siwo wɔa nusi dzea eŋu!
22 Mikafu Yehowa, mi eƒe [f]nu-
wɔwɔwo katã le eƒe dziḍuƒewo
katã me! Luʋɔnye, kafu Yehowa!

Mawu kafukafu to eƒe dɔwɔwɔ me.

104. [g]Luʋɔnye, kafu Yehowa!
Yehowa, nye Mawu, èlolo
ŋutɔ, ètaa gãnyenye kple atsyɔ̃-
ḍoḍo. 2 Etsyɔa kekeli abe avɔ
ene, eye wòkekea dziƒo abe agba-
dɔvɔ ene. 3 Etsɔa tsiwo sãa eƒe
dziƒoxɔ dzi, etsɔa alilikpowo wɔa
eƒe tasiaḍam, eye wòzɔa ya ƒe
aʋalawo dzi. 4 Etsɔa ya wɔa eƒe
dɔlawoe kple dzo flafla wɔa eƒe
subɔlawoe.[i] 5 Eḍo anyigba gɔme
anyi ḍe eƒe anyinɔwo dzi, ne ma-
gaʋã gbeḍe akpɔ o. 6 Etsɔ tsi
gbana tsyɔ edzi abe avɔ ene; tsi
kɔ gbɔ towo ta. 7 Wosi le wò
bublu nu, eye woḍe aƒɔ du me le
wò gbeḍeḍe nu.[l] 8 Towo kɔ dzi,
baliwo nyẽ ḍe eme le teƒe, si nè-
ḍo anyi na wo. 9 Eḍo liƒo na
wo, womagbɔ edzi o, eye woma-
gbugbɔ atsyɔ anyigba dzi o.
10 Ena tsi dzɔ tso baliwo me,
wosi to towo domee; 11 wonaa
tsi gbemelãwo katã wonona, gbe-
tedzi faa eƒe tsikɔwuame nu. 12
Dziƒoxewo nɔa wo to, eye wona-
na wosea wo ŋkɔ le atilɔwo me.
13 Enana towo ƒoa tsi beke tso
eƒe dziƒoxɔ me, eye eƒe dɔwɔwɔ
ƒe kutsetse ḍia ƒo na anyigba.
14 Enana gbe miena na lãwo kple
agblemenuwo na amegbetɔwo ƒe
ŋuḍɔwɔwɔ, ne woaḍe nuḍuḍu atso
anyigba me.[o] 15 [p]Wein doa dzi-
dzɔ na amegbetɔ ƒe dzi, eye wò-
nana eƒe mo zrɔ̃na lãlãlã wu ami;
ke abolo doa ŋusẽ amegbetɔ ƒe
dzi. 16 Mawu ƒe atiwo ḍia ƒo,
Libanon ƒe sederti, siwo wòḍo.
17 Afima xewo wɔa atɔ ḍo, eye
damixe tsɔa kpomitiwo me wɔ eƒe
afee. 18 To kɔkɔwo li na aga-

megbɔ̃wo, eye agawo nye sitsoƒe
na hotoklolowo.
19 Ewɔ ɣleti, ne wòaḍe vovo
ɣeyiɣi me; [b]ɣe nya eƒe toḍoƒe.
20 Eḍoa viviti anyi, eye zã dona,
eya me ave me lãwo katã ʋãa wo
ḍokui lena. 21 Dzataviwo le xɔ-
xlɔ̃m ḍe nuléle ŋu, eye wobiaa
woƒe nuḍuḍu tso Mawu si me.
22 Ne ɣe dze la, woƒoa wo ḍokui
nu ƒu, eye wotsyɔa akɔ anyi ḍe
wo nɔƒe. 23 Amegbetɔ dona yia
eƒe nuwɔƒe kple eƒe dɔwɔwɔ dzi
vasena ḍe fiẽ.
24 Yehowa, wò dɔwɔwɔwo sɔ
gbɔ loo! Ewɔ wo katã le nunya
me; anyigba yɔ fũ kple wò nu-
wɔwɔwo. 25 Atsiaƒu enye si, elolo,
eye wòkeke le goawo kple eve
me; afima lã suewo kple gãwo
siaa, siwo mele xexlẽ me o la,
ʋãa wo ḍokui lena; 26 ʋuwo zɔa
edzi yina; afima boso, si nèwɔ,
be wòaƒe le eme la le.
27 Wo katã wole asiwò nu kpɔm,
be nana nuḍuḍu yewo le enaɣi.[h]
28 Ena wo, eye woƒɔe, èʋu wò
asi me, eye woḍi ƒo kple wò nu
nyui. 29 Ne èɣla wò ŋku me
la, woluluna; ne èḍe woƒe gbɔ-
gbɔ ḍa la, wokuna, eye wogbu-
gbɔna yia woƒe ke me.[k] 30 Ne
èḍo wò gbɔgbɔ ḍa la, wodzɔna,
eye nègawɔa anyigba ƒe ŋku me
yeye.
31 Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe li te-
gbee! Yehowa kpɔa dzidzɔ le eƒe
dɔwɔwɔwo ŋu! 32 Eya, amesi
doa mo ḍe anyigba dzi, tete wò-
dzona nyanyanya, ekaa asi towo
ŋu, eye wotua adzudzɔ.[n] 33 Ma-
dzi ha na Yehowa, ŋkeke alesi
mele agbe; maƒo saŋku na nye
Mawu, ŋkeke alesi meli. 34 Nye
susuwo avivi enu; nye la, Yeho-
wa ŋu ko makpɔ dzidzɔ ḍo. 35
Nuvɔ̃wɔlawo atsrɔ̃ le anyigba dzi,
eye ame vɔ̃ḍiwo magano anyi o!
Luʋɔnye, kafu Yehowa! Mikafu
Yehowa!

Mawu kafukafu to Israel ƒe tsã ŋutinya me.

105. [r]Mida akpe na Yehowa,
miḍe gbe ƒã eƒe ŋkɔ, eye
miḍe eƒe nuwɔwɔwo fia le duk)-
wo dome![s] 2 Midzi ha nɛ, miƒo
saŋku nɛ, eye miƒo nu le eƒe nu-
kunuwo katã ŋu! 3 Miƒo adegbe
le eƒe ŋkɔ kɔkɔe la ŋu; amesiwo

[a] Kony. 3, 22; Lu. 1, 68.
[b] 19, 7; 74, 16.
[d] 29, 1.
[e] Dan. 7, 10.
[f] 148.
[g] kpɔ Mo. I. 1.
[h] 145, 15. 16.
[i] Heb. 1, 7.
[k] Mo. I. 3, 19.
[l] Hi. 38, 8–11.
[n] 144, 5.
[o] 147, 8.
[p] Uɔn. 9, 13; Nyagb. 10, 19.
[r] kpɔ 78; kp. 1 v. 15 kpɔ Kron. I. 16, 8–22.
[s] Yes. 12, 4.

katã dia Yehowa la, fe dzi nekpɔ
dzidzɔ! 4 Mibia Yehowa kple efe
ŋusẽ ta se, eye midi efe ŋku me
ɖaa! 5 Miɖo ŋu efe nukunu, siwo
wòwɔ, efe dzesiwo kple efe nu
me fiatsotsowo! 6 Mi efe dɔlawo,
Abraham-ʃomeawo, mi efe ame
tiatiawo, Yakob-viwo, 7 eya nye
Yehowa, mía Mawu la, efe ʋɔnu-
dɔdrɔ̃ le anyigbawo katã dzi. 8 Aɖo
ŋu efe nubabla, nya, si wòɖo hena
dzidzime akpewo la tegbee, 9 nu, si
wòbla kple Abraham, kple atam,
si wòka na Isak, 10 etsɔe wɔ ɖo-
ɖoe na Yakob kple nubablae na
Israel tegbee, 11 hegblɔ bena: Wòe
matsɔ Kanaan-nyigba na, ne wòa-
nye miaʃe domenyinu ʃe gome![d]
12 Esime womede ha o, wole ʋee,
eye wonye amedzro le edzi ko,
13 eye woho tso dukɔ gbɔ yi dukɔ
gbɔ, tso fiaɖuʃe gbɔ yi dukɔ bubu
gbɔ la, 14 mena amea ɖeke te wo
ɖe anyi o, eye wòhe to na fiawo
le wo ta.[g] 15 Migaka asi nye ame-
siaminawo ŋu o, eye migawɔ vɔ̃a
ɖeke nye nyagblɔɖilawo o!
16 Eyɔ dɔwuame va anyigba dzi,
eye wòŋe abolo ʃe ziɔɖeŋutiwo
katã.[h] 17 Edɔ ŋutsua ɖe ɖe wo
ŋgɔ; wotsɔ Yosef dzra kluvii.[i]
18 Womimi efe afɔ ɖe atiboli ŋu,
eye wodee kunyowu me, 19 va-
seɖe ɣeyiɣi, si efe nya va me,
eye Yehowa ʃe nuʃoʃo lóloe wò-
dza. 20 Tete fia la dɔ woɖaɖee,
dukɔwo dziɖula na woɖe gae.[l]
21 Etsɔe ɖo afetɔ ɖe efe aʃe nu
kple efe nuwo katã dzikpɔlae,
22 ne wòabla efe amegãwo, alesi
dze eŋu, eye wòafia nunya efe
ame tsitsiwo. 23 Eye Israel va
Egipte, eye Yakob nye amedzro
le Xam-nyigba dzi.[o] 24 Eye wòna
efe dukɔ dzi ŋutɔ, eye wokpɔ ŋusẽ
wu woʃe ketɔwo.[p] 25 Etrɔ woʃe
dzi, be woalé fu yeʃe dukɔ, eye
woaɖo aye ɖe yeʃe dɔlawo ŋu.
26 Edɔ efe dɔla Mose kple Aron,
si wòtia la ɖa. 27 Ewɔ efe dze-
siwo le wo dome kple nukunuwo
le Xam-nyigba dzi.[r] 28 Eɖo viviti
ɖa, eye bluko do, ke womebu efe
nyawo o. 29 Ena woʃe tɔwo zu
ʋu, eye wòwu woʃe tɔmelãwo.
30 Woʃe anyigba dzi gblẽ kple
akpɔkplɔwo, keke woʃe fiawo ʃe
xɔwo me ke hã. 31 Eʃo nu, tete
togbatowo kple mũwo va woʃe
anyigba blibo la dzi. 32 Ena tsi-
kpewo wu ɖe tsidzadza teʃe kple
dzoʃaɖewo ɖe woʃe anyigba dzi.
33 Eʃo woʃe weinkawo kple gbo-
tiwo ʃu anyi, eye wòŋe woʃe anyi-
gba dzi tiwo. 34 Eʃo nu, eye ʋe-
tsuviwo kple ʋetrawo do bibibi,
35 eye woɖu numiemiewo katã le
woʃe anyigba dzi, eye woɖu woʃe
agble me nukuwo. 36 Ewu ŋgɔ-
gbeviwo katã le woʃe anyigba dzi,
woʃe ŋusẽwo katã ʃe ŋgɔgbeawo.
37 Ekplɔ wo dzoe kple [a]klosalo
kple sika, eye ame kuɖɔea ɖeke
menɔ woʃe toawo me o. 38 Dzi
dzɔ Egipte le woʃe ʋuʋu la ta,
elabena woʃe ŋɔdzi lé wo. 39 [b]Eke-
ke alilikpo tsyɔ wo dzi, eye wòna
dzo na zã me kɔ. 40 Wobia nu,
eye wòhe tegliwo vɛ; dziʃobolo
wòtsɔ ɖi ʃo na woe.[e] 41 Eʋu aga-
kpe nu, eye tsi ɖuɖu hesi le gbe-
gbe abe tɔsisi ene.[f] 42 Elabena
eɖo ŋku efe nya kɔkɔe, si wò-
gblɔ na efe dɔla Abraham la dzi.
43 Eye wòkplɔ efe dukɔ la le dzi-
dzɔ me kple efe ame tiatiawo le
aseyetsotso me. 44 Etsɔ dukɔwo
ʃe anyigbawo na wo, ne woaxɔ
nusi dukɔwo dagba kpɔ la, wòa-
nye wo tɔ; 45 ne woalé ŋku ɖe
efe ɖoɖowo ŋu, eye woalé efe
sewo me ɖe asi. Mikafu Yehowa!

Mawu ʃe domenyo kple dukɔ la ʃe nuvɔ̃wo.

106. [k]Mikafu Yehowa! Mida
akpe na Yehowa, elabena
efe dɔme nyo, eye efe amenu-
veve li tegbee![n] 2 Amekae ate ŋu
agblɔ Yehowa ʃe nutsuwɔwɔwo
aɖe goe, eye wòaɖe gbe ʃã efe ŋkɔ-
xɔxɔwo katã? 3 Woayra amesiwo
léa se la me ɖe asi, eye wowɔa
nu dzɔdzɔe ɣeawo katã ɣi! 4 Ye-
howa, ɖo ŋku dzinye le wò ame-
nuveve, si nèɖe fia wò dukɔ la
nu; tsɔ wò xɔname va kpɔm ɖa,
5 ne makpɔ wò ame tiatiawo ʃe
dzɔgbenyuie, dzi nadzɔm ɖe wò
dukɔ ʃe dzidzɔ ŋu, eye maʃo ade-
gbe akpe ɖe wò domenyinu ŋu!
6 Míewɔ nuvɔ̃ kpe ɖe mía fofowo
ŋu, míeɖa vo, eye míewɔ nu vɔ̃ɖi.[s]
7 Mía fofowo melé ŋku ɖe wò
nukunuwo ŋu le Egipte o, womeɖo
ŋu wò amenuveve geɖeawo o, eye
wosẽ to le ʃu la nu, le Avaʃu la
nu.[t] 8 Ke exɔ na wo le efe ŋkɔ
la ta, ne yeaɖe efe ŋusẽ afia.

a Mo. II. 12, 35.
b Mo. II. 13, 21.
d Mo. I. 12, 7.
e Mo. II. 16, 13 v. 15; Yoh. 6, 31.
f Mo. II. 17, 6.
g Mo. I. 12, 17; 20, 3. 7.
h Mo. I. 41, 54.
i Mo. I. 37, 28.
k kp. 1. 47. 48 kpɔ Kron. I. 16, 34—36.
l Mo. I. 41, 14.
n 107, 1; 118, 1; 136, 1.
o Mo. I. 46, 1.
p Mo. II. 1, 7. 12.
r Mo. II. 3—12.
s Dan. 9, 5.
t Mo. II. 14, 11. 12.

9 Eblu ɖe Avaƒu la ta wòmie, eye
wòkplɔ wo to tɔ gɔme abe tagba
ene. 10 Exɔ na wo tso ketɔ la
si me, eye wòɖe wo tso futɔ la
ƒe ŋusẽ me. 11 Tsi nyē tsyɔ woƒe
adikãtɔwo dzi, wo dometɔ ɖeka
hɔ̃ hã mekpɔtɔ o, 12 eye woxɔ
eƒe nyawo dzi se hedzi ha le eƒe
kafukafu ŋu.[b]
13 Woŋlɔ eƒe dɔwɔwɔwo be
kaba, eye womekpɔ eƒe tameɖoɖo
sinu o. 14 Wodzro nu le gbedzi,
eye wote Mawu kpɔ le gbedadaƒo.[d]
15 Ewɔ woƒe didi dzi na wo, eye
wòɖɔ ƒudidi glaŋglaŋ ɖe wo ŋu.
16 Eye woʋã ŋu Mose le asaɖa
me kple Yehowa ƒe ame kɔkɔe
Aron.[f] 17 Anyigba ke nu hemi
Datan, eye wòtsyɔ Abiram ƒe ame-
hawo dzi. 18 Dzo bi woƒe ame-
hawo, eye dzoƒaɖe fiã ame vɔ̃ɖia-
wo. 19 Wowɔ nyivi le Xoreb gbɔ,
eye wode ta agu na legba kɔkɔ
la.[g] 20 Eye wotsɔ woƒe ŋutikɔkɔe
ɖɔ li nyitsu, si ɖua gbe, ƒe nɔnɔ-
me.[h] 21 Woƒe [i]ŋku dzo le Mawu,
woƒe xɔnametɔ la dzi, amesi wɔ
nu gãwo le Egipte, 22 amesi wɔ
nukunuwo le Xam-nyigba dzi kple
nu dziŋɔwo le Avaƒu la nu. 23 Tete
wòbe, yeatsrɔ̃ wo, ɖe menye eƒe
ame tiatia Mose ye tsi tre ɖe [k]gba-
gbãƒe le eŋku me, ne wòafa eƒe
dziku nu, be magagbIẽ nu o la!
24 Wodo vlo anyigba nyo la,
eye womexɔ eƒe nyawo dzi se o,[n]
25 woli liʋiliʋi le woƒe agbadɔwo
me, eye womeɖo to Yehowa ƒe
gbe o. 26 Tete wòkɔ eƒe asi dzi
ɖe wo ŋu, be yeaxlã wo ɖe anyi
le gbea dzi, 27 yeakaka wo viwo
ɖe dukɔwo dome, eye yeahlẽ wo
ɖe anyigbawo dzi. 28 Woku ɖe
Baal-Peor ŋu, eye wodu ame ku-
kuwo ƒe vɔsa,[r] 29 wotsɔ woƒe nu-
wɔwɔwo do dziku nɛ, eye fuwɔa-
me ɖo wo dome. 30 Tete Pine-
xas tso hetso nya la me, eye fu-
wɔame la nu tso. 31 Eye wobui
dzɔdzɔenyenye na eya kple eƒe
dzidzimeviwo katã tegbee.[s] 32 Wo-
do dziku nɛ le dzrewɔtsi la gbɔ,
eye le woawo ta eme menyo na
Mose o ɖo.[t] 33 Wodo dziku na
eƒe gbɔgbɔ, eye nya ge le enu.
34 Wometsrɔ̃ dukɔwo, abe alesi
[u]Yehowa gblɔe na wo ene o, 35 ke
boŋ wotsaka kple dukɔwo, eye
wosrɔ̃ woƒe nuwɔwɔwo. 36 Wo-

[a] Mo. III. 18, 21.
[b] Mo. II. 15.
[d] Mo. IV. 11, 4 v. 6.
[e] Won. 2, 14.
[f] Mo. IV. 16.
[g] Mo. II. 32.
[h] Ro. 1, 23.
[i] Mo. V. 32, 18.
[k] Xez. 13, 5.
[l] Mo. V. 30, 3.
[n] Mo. IV. 14, 2-4.
[o] 41, 14.
[p] 106, 1.
[r] Mo. IV. 25, 3.
[s] Mo. I. 15, 6; Mo. IV. 25, 12.
[t] Mo. IV. 20, 2 v. 13.
[u] Mo. V. 7, 1. 2; 13, 2. 3; Ɔɔn. 1, 28.
[v] kp. 13. 19. 28.

subɔ woƒe legbawo, eye wotrɔ zu
mɔ̃ na wo. 37 Eye wotsɔ woƒe
ŋutsuviwo kple woƒe nyɔnuviwo
sa vɔ na gbetsiwo.[a] 38 Wokɔ ʋu
madiƒo ɖi, si nye woƒe ŋutsuvi
kple woƒe nyɔnuvi, siwo wotsɔ
sa vɔ na Kanaan-legbawo la, ƒe
ʋu, ale be wotsɔ hlɔ̃ɖoɖo gblẽ
kɔ ɖo na anyigba la. 39 Wotsɔ
woƒe dɔwɔwɔwo ƒo ɖi wo ɖokui,
eye wozu ame dzegowo to woƒe
nuwɔwɔwo me.
40 Tete Yehowa ƒe dɔmedzoe
bi ɖe eƒe dukɔ la ŋu, eye wònyɔ
ŋu eƒe domenyinu la. 41 [e]Etsɔ wo
de asi na dukɔwo, be woƒe ketɔ-
wo naɖu fia ɖe wo dzi. 42 Woƒe
futɔwo xaxa wo ɖo, ale be wo-
bɔbɔ ɖe woƒe ŋusẽ te. 43 Exɔ
na wo zi geɖe; ke woawo sẽ to
le woƒe adaŋuɖeɖewo nu, eye woyi
to le woƒe vodadawo me. 44 Ekpɔ
woƒe hiã la ɖa, eye wòse woƒe
ɣli. 45 Eɖo ŋu eƒe nubabla le wo
ta, eye wòvee le eƒe amenuveve
geɖe la nu. 46 Eye wòna ame-
siwo katã ɖe aboyo wo la, kpɔ
nublanui na wo.
47 Yehowa, mía Mawu, xɔ na
mí, eye naƒo mía nu ƒu tso dukɔ-
wo dome, ne míakafu wò ŋkɔ kɔ-
kɔe la, eye míatsɔ wò kafukafu
aƒo adegbee![l]
48 Woakafu Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, tso mavɔ me yi mavɔ
me, eye dukɔ blibo la negblɔ be:
Nenɔ alea, mikafu Yehowa![o]

## AGBALẼ ATƆ̃LIA.

Amesiwo yɔ Yehowa le hiã me, eye wòɖe wo la, ƒe akpedaha dzidzi.

107 Mida akpe na [p]Yehowa,
elabena eƒe dɔme nyo, eye
eƒe amenuveve li tegbee! 2 Ame-
siwo Yehowa ɖe la, negblɔ alea,
amesiwo wòɖe le xaxa me, 3 eye
wòƒo wo nu ƒu tso anyigbawo
dzi, tso ɣeɖeƒe kple ɣetoɖoƒe,
tso anyiehe kple dziehe la!
4 Wotre mɔ le gbedzi kple gbe-
dadaƒo, afisi mɔ mele o; eye wo-
mekpɔ du, si me woanɔ o. 5 Dɔ
kple tsikɔ wu wo, nu te woƒe lu-
ʋɔ ŋu le wo me. 6 Tete wodo
ɣli na Yehowa le woƒe hiã me;
eɖe wo tso woƒe xaxa me[v] 7 he-
kplɔ wo to mɔtata dzi, ne woayi
du, si me woanɔ la me. 8 Woawo

neda akpe na Yehowa le eƒe amenuveve kple eƒe nukunu, siwo wòwɔ na amegbetɔviwo la ta![b] 9 Elabena ena luʋɔ tsikɔwuwo ḍi kɔ, eye wòtsɔ nu nyui ḍi ƒo na luʋɔ dɔwuiwo.[d]

10 Wobɔbɔ nɔ viviti kple blukɔ tsiḍitsiḍi me, eye wobɔ pã wo ḍe hiã kple ga me. 11 Elabena wosē to ḍe Mawu ƒe nyawo ŋu, eye wodo vlo dziƒoʋĩtɔ la ƒe adaŋudede, 12 ale be wòtsɔ hiãkame bɔbɔ woƒe dzi ḍe anyi, womu ya, ke xɔnametɔa ḍeke meli o. 13 Tete wodo ɣli na Yehowa le woƒe hiã me, eye wòḍe wo tso woƒe xaxa me.[e] 14 Eḍe wo tso viviti kple blukɔ tsiḍitsiḍi me, eye wòtso woƒe gawo. 15 Woawo neda akpe na Yehowa le eƒe amenuveve kple eƒe nukunu, siwo wòwɔ na amegbetɔviwo la ta![f] 16 Elabena egbã akɔbligbowo, eye wòƒli ga yibɔ gametiwo.

17 Bometsilawo wonye, amesiwo kpe fu le woƒe dzidadawo kple woƒe vodadawo ta. 18 Nuḍuḍuwo katã nyɔ ŋu na woƒe luʋɔ, ale be woḍo ku ƒe agbo nu. 19 Tete wodo ɣli na Yehowa le woƒe hiã me, eye wòḍe wo tso woƒe xaxa me.[h] 20 Eḍo eƒe nya ḍa wòyɔ dɔ wo, eye wòhe wo tso woƒe ʋe la me. 21 Woawo neda akpe na Yehowa le eƒe amenuveve kple eƒe nukunu, siwo wòwɔ na amegbetɔviwo la ta;[l] 22 woawo nesa akpedavɔ, eye woatsɔ aseyetsotso axlẽ eƒe dɔwɔwɔwo afia![n]

23 Wole ʋuwo me zɔ atsiaƒu dzi, eye wotsa asi le tɔ gãwo dzi. 24 Wokpɔ Yehowa ƒe dɔwɔwɔwo kple eƒe nukunuwo le tɔ gɔme. 25 Eƒo nu, eye ahomya tso hemli eƒe tsotsoewo. 26 Woyi dzi boo hedze abu me; woƒe luʋɔ lólo gbanaa le xaxa me. 27 Wole totrom le ya nu, eye wole mumum abe ahamula ene; eye woƒe nunyawo katã mele ḍeke me o. 28 Tete wodo ɣli na Yehowa le woƒe hiã me, eye wòḍe wo tso woƒe xaxawo me.[p] 29 Ena ahom la dze anyi kpoo, eye eƒe tsitsotsoeawo ḍo ho to. 30 Dzi dzɔ wo be, ḍoḍoe zi le wo nu, eye wòkplɔ wo ḍe ʋutɔkɔ ḍe woƒe didi nu. 31 Woada akpe na Yehowa le eƒe amenuveve kple eƒe nukunu, siwo wòwɔ na amegbetɔviwo la ta;[a] 32 woadoe ḍe dzi le dukɔ la ƒe takpekpe me, eye woakafui le ame tsitsiwo ƒe adaŋu me!

33 Ewɔ tɔsisiwo wòzu gbegbe kple tsidzɔƒewo wòzu kuḍinyigba, 34 anyigba wɔnu zu dzeƒee le edzinɔlawo ƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ ta. 35 Etrɔ gbegbe wòzu tsita kple kuḍinyigba wòzu tsidzɔƒe. 36 Etsɔ dɔwuitɔwo ḍo afima, ne woatso du, si me woanɔ; 37 woaƒã nu ḍe agble me, woade weingblewo, eye woaŋe agble me nukuwo. 38 Eyra wo, eye wodzi ḍe dzi ŋutɔ, eye meka woƒe lãwo dzi ḍe o. 39 Wozu ʋee, eye dzɔgbevɔ̃e kple nuxaxa ƒe agba te wo ḍe anyi. 40 Etrɔ vlododo kɔ ḍe ame ŋkutawo dzi, eye wòna wotra mɔ le gbegbe, afisi mɔa ḍeke mele o. 41 Ke ekɔ ame dahe ḍe dzi tso hiã me, eye wòwɔ eƒe ƒome abe lãha ene. 42 [g]Dzime dzɔdzɔe tɔwo kpɔe, eye dzi dzɔ wo, eye vɔ̃ḍiwɔwɔwo katã miã nu. 43 Amesi nye nunyala la, nelé ŋku ḍe esia ŋu, eye wòadze si Yehowa ƒe amenuveve!

Mawu ƒe ḍomenyo kple anukware kafukafu. Kukuḍeḍe hena futɔwo dziḍuḍu.

**108.** [i]Hadzidzi, Dawid ƒe ha. 2 Mawu, nye dzi dze eme, madzi ha, eye maƒo saŋku; [k]nye kafukafu hã awɔe. 3 Saŋku kple kasaŋku, miƒɔ! Manyɔ aŋdzedze. 4 Yehowa, makafu wò le dukɔwo dome, eye madzi kafukafuha na wò le anyigbadzitɔwo dome. 5 Elabena wò amenuveve kɔ gbɔ dziƒo ta, eye wò nyateƒe ḍatɔ alilikpowo. 6 Oo Mawu, kɔ ḍokuiwò dzi gbɔ dziƒo ŋu, eye wò ŋutikɔkɔe nagbɔ anyigba blibo la ta! 7 [o]Ne woaxɔ na wò ame lɔlɔ̃wo; tsɔ wò nuḍusi ḍe mí, eye naḍo tom!

8 Mawu ƒo nu le eƒe kɔkɔeƒe la be: Makpɔ dzidzɔ, mamã Sixem, eye madzidze Sukot-bali me la. 9 Gilead enye tɔnye, eye tɔnyee nye Manase; Efrayim enye nye taxenu, eye Yuda enye nye fiatikplɔ; 10 nye tsileze enye Moab, mada nye atokota ḍe Edom dzi, eye matso aseye ḍe Filistitɔwo ŋu.

11 Amekae akplɔm ayi du sesẽ la mee, eye ameka akplɔm vaseḍe Edom? 12 Mawu, ḍe me-

[a] kp. 8.
[b] kp. 15. 21. 31.
[d] Lu. 1, 53.
[e] kp. 6.
[f] kp. 8.
[g] Hi. 22, 19. 20.
[h] kp. 6.
[i] kp. 2–6 kpɔ 57, 8–12.
[k] 16, 9.
[l] kp. 8.
[n] 50, 14.
[o] kp. 7–14 kpɔ 60, 7–14.
[p] kp. 6.

nye wòe gbe mí oa, Mawu, eye
mèho kple míafe aʋakɔwo oa?
13 Kpe ɖe mía ŋu ɖe míafe ke-
tɔwo ŋuti, elabena amegbetɔ fe
xɔname mele ɖeke me o! 14 Ma-
wue míatsɔ awɔ kalẽe, eye eya
anyã avuzi le míafe ketɔwo dzi.

Gbedododa le kpekpeɖeŋu ŋuti kple fifofo
de futɔwo.

109. Dawid fe ha na henɔ la.
Wò, nye kafukafu fe Ma-
wu, megazi kpi o! 2 Elabena ame
vɔ̃ɖiwo kple alakpadalawo fe nu
ke ɖe ŋunye, eye wotsɔ alakpa-
ɖewo fo nu kplim. 3 Wotsɔ fu-
léamenyawo ɖe to ɖem, eye wo-
wɔ avu kplim yakatsyɔ. 4 Wolém
ɖe ke me ɖe nye lɔlɔ̃ tefe; gbe-
dodoɖa sɔŋ ko nyama mezu. 5
Wotsɔ vɔ̃ ɖo nyui tefe nam kple
fuléle ɖo nye lɔlɔ̃ tefe.[d]
6 Da ame vɔ̃ɖi ɖe eŋu, eye Sa-
tana netsi tre ɖe efe nuɖusi me!
7 Nenye ame ɖifɔ le ʋɔnuɖɔdrɔ̃
me, eye efe gbedododa nezu nu-
vɔ̃! 8 Efe ŋkekewo nezu ʋee, eye
ame bubu nexɔ efe [f]dɔ! 9 Viawo
nezu tsyɔ̃eviwo, eye srɔ̃a nezu
ahosi! 10 Viawo nenɔ tsa glãla
tsam anɔ nu biam, eye woaɖi nu
le adzɔge tso wofe afeɖowo gbɔ!
11 Fetɔ nehe efe nuwo katã ɖe
akɔme, eye ame tutɔwo neha nu-
siwo wòwɔ dɔ kpɔ la! 12 Amea
ɖeke meganɔ anyi nɛ, si ave enu
o, eye amea ɖeke megakpɔ nu-
blanui na efe tsyɔ̃eviwo o! 13 Woa-
tsrɔ̃ efe dzidzimeviwo, eye wofe
ŋkɔ netutu ɖa le fome, si adze
eyome la me! 14 Woaɖo ŋu fo-
foawo fe vodada le Yehowa gbɔ,
eye womegatutu dada fe nuvɔ̃wo
ɖa o;[l] 15 ke boŋ woanɔ Yehowa
ŋku me daa, eye netsrɔ̃ wofe [n]ŋkɔ
ɖa le anyigba dzi! 16 Elabena
meɖo ŋku dɔmenyowɔwɔ dzi o,
ke boŋ eti hiãtɔ kple ame dahe
kpakple amesi fe dzi le nu xam
la yome be, yeawui. 17 Elɔ̃ fi-
fode, eyata neva edzi; yayra fe
nu menyo eŋu o, eyata nenɔ adzɔ-
ge nɛ! 18 Eta fifode abe avɔ ene,
eyata neɖo lãme nɛ abe [s]tsi ene
kple efe fuwo me abe ami ene!
19 Nenye efe avɔ, si wòtana, kple
alidziblanu, si wòblaa ali dzi ɖaae!
20 Esia nenye nye ketɔwo kple
amesiwo le nya gblɔm ɖe ŋunye
la, fe fetu tso Yehowa gbɔ!
21 Ke wò, Afetɔ Yehowa, wɔ
nam le wò ŋkɔ la ta; esi wò ame-
nuveve nyo ŋuti la ɖem! 22 Ela-
bena hiãkpela kple ame dahe
menye, eye nye dzi xɔ abi ɖe
dɔme nam. 23 Nunye yi abe vɔ-
vɔli, si le to ɖom la ene, eye wo-
ʋuʋum abe ʋetsuvi ene. 24 Nye
klo zu belie le nutsitsidɔ ta, eye
ami no le lã me nam. 25 Nyea
mezu alɔmeɖenu na wo, wokpɔm,
eye [a]woʋuʋu ta.
26 Kpe ɖe ŋunye, Yehowa, nye
Mawu, xɔ nam le wò amenuveve
la nu! 27 Ekema woadze sii be,
wò asie nye esia, eye wò Yehowa
ye wɔe. 28 Woafo fi ade faa, ke
wò la, [b]ayra tsã; ne wotso ɖe ŋu-
nye hã, woaɖu ŋukpe; ke wò dɔ-
la ya akpɔ dzidzɔ. 29 Nye ke-
tɔwo ata vlododo, eye woado ŋu-
kpe abe awu ʋlaya ene.[e] 30 Matsɔ
nye nu ada akpe na Yehowa ve-
vie, eye makafui le ame geɖewo
dome. 31 Elabena ele tsitre ɖe
ame dahe la fe nuɖusi me, ne
yeaxɔe tso amesiwo le fɔ bumee
la si me.

Nunɔla kple fia mavɔ.

110. [g]Dawid fe ha.
Yehowa gblɔ na nye Afetɔ
be: Bɔbɔ nɔ nye nuɖusi me, va-
seɖe esime matsɔ wò futɔwo awɔ
wò afɔɖodzinui![h] 2 Yehowa ado
wò ŋusẽ fe fiatikplɔ ɖa tso [i]Zion
be: Ɖu fia le wò futɔwo titina!
3 Wò dukɔ atsɔ eɖokui ake wò
le wò aʋakpegbe, eye wò ɖeka-
kpuiwo anɔ [k]atsyɔ̃ɖoɖo kɔkɔe me
ado na wò abe zãmu tso agudze-
dze fe dɔ me ene. 4 Yehowa ka
atam, eye mavee akpɔ o be: Wòe
nye nunɔla tegbee le Melxizedek
fe kɔa nu.[o] 5 Afetɔ la le wò nu-
ɖusi me, agbã fiawo le dɔmedzoe
me nyanyanya.[p] 6 Adrɔ̃ ʋɔnu le
dukɔwo dome; atsɔ ame kukuwo
ayɔ tefe kekewoe, eye wòagbã
ametawo ɖi. 7 Tɔʋu, si le mɔ to
la me, wòano tsi le; eyata awu
ta dzi.[r]

Mawu fe dɔmenyo kafukafu.

111. Mikafu Yehowa!
Makafu Yehowa tso dzi
blibo me le dzime dzɔdzɔe tɔwo fe

[a] 22, 8.
[b] Mat. 5, 11.
[d] 35, 12.
[e] 35, 26.
[f] Dɔ. 1, 20.
[g] kpɔ Mat. 22, 44; Dɔ. 2, 34 35; Heb. 1, 13; 5, 6.
[h] Kor. I. 15, 25; Heb. 10, 12. 13.
[i] 2, 6.
[k] 29, 2.
[l] Mo. II. 20, 5.
[n] Lod. 10, 7.
[o] Mo. I. 14, 18 v. 20; Heb. 5, 10; 6, 20; 7, 17. 21.
[p] 2, 2. 5. 9.
[r] Fil. 2, 8. 9.
[s] Mo. IV. 5, 22.

adaŋu me kple amehawo dome.
2 Yehowa fe dɔwɔwɔ lolo, ame-
siwo katã dzrom wole la, dia eyo-
me.[a] 3 Gãnyenye kple atsyɔ̃ nye
efe nuwɔwɔ, eye efe dzɔdzɔe-
nyenye li tegbee. 4 Eɖo ŋkuɖo-
dzinu efe nukunuwo ŋu, amenu-
vela kple nublanuikpɔla enye Ye-
howa. 5 Ena nuɖuɖu amesiwo
vɔ̃nɛ la; eɖoa ŋku efe nubabla
dzi tegbee.[d] 6 Eɖe efe nuwɔwɔ fe
ŋusẽ fia efe dukɔ la, esime wò-
tsɔ dukɔwo fe domenyinu na wo.
7 Efe asinudɔwɔwɔwo nye nya-
tefe kple ʋɔnudɔdrɔ̃, eye efe se-
wo katã le etefe; 8 elia ke wo
ɖaa tegbee, eye wòwɔ wo le nya-
tefe kple nutefewɔwɔ me. 9 Eɖo
ɖeɖe ɖe efe dukɔ, eye wòɖo efe
nubabla anyi tegbee; efe ŋkɔ le
kɔkɔe, eye ŋɔdzi le eŋu. 10 Ye-
howa vɔvɔ̃ enye nunya fe gɔme-
toto; amesiwo katã léa eme la,
gɔmesese nyui sua wo si; efe
kafukafu li tegbee.[i]

Mawuvɔ̃lawo fe dzɔgbenyuie.

**112.** Mikafu Yehowa!
Woayra ŋutsu, si vɔ̃a Ye-
howa, eye wòkpɔa dzidzɔ le efe
seawo ŋu vevie.[n] 2 Ŋusẽ anɔ via-
wo ŋu le anyigba dzi, eye woayra
dzime dzɔdzɔe tɔwo fe fome.[o] 3
Nu geɖe kple kesinɔnu le efe me,
eye efe dzɔdzɔenyenye li tegbee.
4 Amenuvela, nublanuikpɔla kple
dzɔdzɔetɔ nye [r]kekeli dze na nu-
tefewɔlawo le viviti me. 5 Eme
anyo na ŋutsu, si naa nu ame,
eye wòɖoa nu na ame; eya fe
nya aɖu dzi le ʋɔnudɔdrɔ̃ nu.[t]
6 Elabena ke maɖe le ete akpɔ
o tegbee; ame dzɔdzɔe anɔ anyi
hena ŋkuɖoɖodzi tegbee. 7 Nya
vɔ̃ sesea ɖeke madzi ŋɔ nɛ o, efe
dzi dzea eme, eye wòɖoa dzi ɖe
Yehowa ŋu. 8 Dzi le efo mavɔ̃
o, vaseɖe esime [v]wòakpɔ efe ke-
tɔwo ta ɖa. 9 [x]Enaa nu ame da-
hewo fũ, efe dzɔdzɔenyenye li
tegbee, eye efe dzo ade dzi le bu-
bu me. 10 Ame vɔ̃ɖi kpɔe, eye dzi
kui, eɖu [b]aɖukli, eye wòabu ɖa.
Ame vɔ̃ɖiwo fe didi nu ayi.

Mawu vea amesiwo bɔbɔa wo ɖokui ɖe anyi la nu.

**113.** Mikafu Yehowa!
Mi Yehowa fe dɔlawo, mi-
kafu Yehowa fe ŋkɔ, mikafui!
2 Woakafu Yehowa fe ŋkɔ tso
fifia vaseɖe mavɔ me! 3 Woa-
kafu Yehowa fe ŋkɔ tso ɣedzefe
vaseɖe efe toɖofe! 4 Yehowa ɖo
kpo ɖe dukɔwo katã dzi, efe ŋuti-
kɔkɔe ɖo kpo ɖe dzifo dzi.
5 Amekae de Yehowa, mía Ma-
wu la, amesi bɔbɔ nɔ dzi me,[b]
6 amesi le ame bɔbɔɖeanyiwo
kpɔm ɖa le dzifo kple anyigba
dzi la nu?[e] 7 Eya, amesi fɔ ame
tsɛ la tso ʋuʋudedi me kple ame
dahe la tso ba me;[f] 8 ne wòa-
tsɔe aɖo bubumewo gbɔ, aɖo efe
dukɔ la fe bubumewo gbɔ; 9
amesi na konɔ la nɔa afe me, ne
wòakpɔ dzidzɔ abe vidada ene.
Mikafu Yehowa![g]

Yakob fe Mawu fe nuku ŋusẽ.

**114.** Esime Israel ʋu tso Egipte,
Yakob fe afe la tso fiafia-
lawo dome la,[h] 2 Yuda nye efe
kɔkɔefe, eye Israel nye efe fia-
ɖufe. 3 Atsiafu kpɔe, eye wòsi,
Yordan gbugbɔ ɖe megbe;[k] 4 to-
wo ti kpo abe agbowo ene, to-
gbɛwo abe alẽviwo ene.[l] 5 Atsia-
fu, nya kae dzɔ, be nèsi, wò, Yor-
dan, be nêgbugbɔ ɖe megbe?
6 Mi towo, be miele kpo tim abe
agbowo ene, eye mi togbɛwo abe
alẽviwo ene? 7 Anyigba, dzidzi
nefo wò le Afetɔ la ŋku me, le
Yakob fe Mawu la ŋku me;[p] 8
amesi na agakpe zu tsita, eye
ahliha zu tsidzɔfe.[s]

Mawu ɖeka hɔ̃ tɔ enye bubu.

**115.** Menye míawo o, Yehowa,
menye míawo ŋu nade bu-
bui o, ke boŋ wò ŋkɔ la ŋue le
wò amenuveve kple wò nyatefe
la ta! 2 Nukaŋuti dukɔwo anɔ
gbɔgblɔm be: Afika gɔ̃ wofe Ma-
wu la le?[u] 3 Mía Mawu le dzifo,
nusianu, si dze eŋu la, wòwɔna.
4 [y]Wofe legbawo nye klosalo
kple sika, amegbetɔ fe asinudɔ-
wɔwɔwo wonye.[a] 5 Nu li na wo,
womefoa nu o; ŋku li na wo, wo-
mekpɔa nu o; 6 to li na wo, wo-
mesea nu o; ŋɔti li na wo, wo-
meʋẽa nu sena o; 7 asi li na wo,
wometea nu kpɔna o; afɔ li na
wo, womezɔa azɔli o, eye wome-
foa nu toa ve me o. 8 Amesiwo
wɔa wo kple amesiwo katã ɖoa
dzi ɖe wo ŋu la, sɔ kpli wo.

a 104, 24.
b Mo. II. 15, 11; Yes. 57, 15.
d 145, 15.
e Lu. 1, 48.
f Mo. I. 41, 40. 41; Sam. I. 2, 8.
g Mo. I. 21, 2; Sam. I. 1, 20; 2, 21; Lu. 1, 57. 58.
h Mo. II. 12, 41.
i Lod. 1, 7.
k Mo. II. 14, 21. 22; Yos. 3, 13. 16.
l 68, 9.
n 1, 1.
o Lod. 20, 7.
p Mo. II. 19, 18.
r 37, 6.
s Mo. II. 17, 6.
t 41, 2.
u 42, 4.
v 91, 8.
y kp. 4–11 kpɔ 135, 15–20.
x Kor. II. 9, 9.
a Mo. V. 4, 28; Yes. 44, 9–20.
b 35, 16.

9 [a]Israel, ɖo dzi ɖe Yehowa ŋu;
wofe xɔname kple akpoxɔnu wò-
nye! 10 [b]Aron fe afe, miɖo dzi
ɖe Yehowa ŋu; wofe xɔname kple
akpoxɔnu wònye! 11 Mi amesiwo
[d]vɔ̃a Yehowa, miɖo dzi ɖe Yeho-
wa ŋu; wofe xɔname kple akpo-
xɔnu wònye! 12 Yehowa ɖo ŋku
mía dzi; ayra Israel fe afe la,
ayrae; ayra Aron fe afe la; 13
ayra amesiwo vɔ̃a Yehowa, devi-
wo kple tsitsiawo siaa. 14 Yeho-
wa adzi mia kple mia viwo ɖe
dzi! 15 Yehowa, dzi- kple anyi-
gbawɔla, fe ame yayrawo mienye.
16 Dzifo enye dzifo na Yeho-
wa, ke etsɔ anyigba na amegbe-
tɔviwo. 17 Menye ame kukuwoe
akafu Yehowa o, alo amesiwo ka-
tã yi aɖli me la o;[g] 18 boŋ míawoe
akafu Yehowa tso fifia vaseɖe
mavɔ me. Mikafu Yehowa!

Akpedada kple adzɔgbeɖeɖe le xɔname ta.

**116.** Melɔ̃ Yehowa, elabena eɖo
to nye gbe kple nye koko-
fofo. 2 Elabena efu to anyi ɖe
ŋunye, eyata mayɔe le nye agbe
me ŋkekewo me. 3 Ku fe [k]kawo
ɖe to ɖem, tsiẽfe fe ŋɔdzi lém,
eye mekpe hiã kple nuxaxa. 4 Tete
meyɔ Yehowa fe ŋkɔ be: Oo Ye-
howa, ɖe nye luʋɔ! 5 Amenu-
vela kple dzɔdzɔetɔ enye Yeho-
wa, nublanuikpɔla enye Mawu.
6 Yehowa kpɔa amesiwo ŋu wɔna
mele o la ta; megbɔdzɔ, ke exɔ
nam. 7 Nye luʋɔ, [p]gagbɔ ɖe me,
elabena Yehowa wɔ nyui na wò!
8 Elabena eɖe nye luʋɔ tso ku
me, nye ŋku tso aɖatsi me kple
nye afɔ tso anyidzedze me. 9
[r]Mazɔ le Yehowa ŋku me le agba-
gbeawo fe anyigba dzi.
10 [t]Mexɔna sena, eyata mefoa
nu; ke wokaa hiãm ŋutɔ. 11 Esi-
me dzi ɖe le fonye la, megblɔ
be: [v]Amegbetɔwo katã nye ala-
kpadalawo. 12 Aleke maɖo dɔ-
menyo, siwo katã Yehowa wɔ nam
la, tefe nɛ? 13 Makɔ xɔname fe
kplu la dzi ayɔ Yehowa fe ŋkɔ.
14 Maxe nye adzɔgbeɖefe na Ye-
howa le efe dukɔ blibo la ŋku
me.[y] 15 Efe ame kɔkɔewo fe ku
nye nu xɔasi le Yehowa ŋku me.[z]
16 Oo Yehowa, wò dɔla menye, wò
dɔla, si nye wò dɔlanyɔnu fe vi
la, menye; wòe tu nye bablawo.

a 118, 2.
b 118, 3.
d 118, 4.
e Ro. 15, 11.
f Mo. II. 34, 6.
g 6, 6; Yes. 38, 18.
h 107, 1.
i 115, 9–13.
k kp. 8; 18, 6.
l 56, 5; Heb. 13, 6.
n 54, 9.
o 146, 3.
p 42, 6.
r 27, 13; 56, 14.
s Yes. 33, 12.
t Kor. II. 4, 13.
u Mo. II. 15, 2.
v Ro. 3, 4.
y 22, 26.
z 72, 14.
a Kor. II. 6, 9.

17 Wòe masa akpedavɔ na, eye
mayɔ Yehowa fe ŋkɔ. 18 Maxe
nye adzɔgbeɖefe na Yehowa le
efe dukɔ blibo la ŋku me, 19 le
Yehowa fe afe fe xɔxɔnuwo, le
mewò, Yerusalem. Mikafu Ye-
howa!

Mikafu Yehowa!

**117.** Mi dukɔwo katã, mikafu
Yehowa, midoe ɖe dzi, mi
anyigbadzitɔwo katã;[e] 2 elabena
amenuveve sɔ gbɔ ɖe mía dzi,
eye Yehowa fe nutefewɔwɔ li te-
gbee. Mikafu Yehowa![f]

Ŋkekenyuieɖuha.

**118.** Mida akpe na Yehowa, ela-
bena efe dɔme nyo, eye
efe amenuveve li tegbee![h] 2 Israel
negblɔ be: Efe amenuveve li te-
gbee![i] 3 Aron fe afe negblɔ be:
Efe amenuveve li tegbee! 4 Ame-
siwo vɔ̃a Yehowa la, negblɔ be:
Efe amenuveve li tegbee!
5 Meyɔ Yehowa le xaxa me, Ye-
howa tɔ nam hetsɔm ɖo tefe keke.
6 Yehowa li kplim, nyemavɔ̃ o,
nuka amegbetɔ awɔm?[l] 7 Yeho-
wa li kplim, enye xɔnametɔ nam,
eye makpɔ nye ketɔwo ɖa kple
ŋku.[n] 8 Enyo be, woasi Yehowa
atso, wu esi woaɖo dzi ɖe ame-
gbetɔwo ŋu. 9 Enyo be, woasi
Yehowa atso, wu esi woaɖo dzi
ɖe amegãwo ŋu.[o]
10 Dukɔwo katã fo kɔ ɖe ŋu-
nye, Yehowa fe ŋkɔ dzi matsrɔ̃
wo ɖa le. 11 Wofo kɔ ɖe ŋunye,
ẽ, wofo kɔ ɖe ŋunye, Yehowa fe
ŋkɔ dzi matsrɔ̃ wo ɖa le. 12 Wofo
kɔ ɖe ŋunye abe anyĩwo ene, eye
wotsi abe [s]aŋɔkadzo ene, Yeho-
wa fe ŋkɔ dzi matsrɔ̃ wo ɖa le.
13 Enya tu asim, be madze anyi,
ke Yehowa xɔ nam.
14 [u]Nye ŋusẽ kple nye ha enye
Yehowa, eye wònye nye xɔname.
15 Aseye kple dzidzɔɣli le ɖiḍim
le ame dzɔdzɔewo fe agbaɖɔwo
me be: Yehowa fe nuḍusi wɔa
kalẽ! 16 Yehowa fe nuḍusi dea
dzi, Yehowa fe nuḍusi wɔa kalẽ!
17 Nyemaku o, ke boŋ manɔ agbe
axlẽ Yehowa fe dɔwɔwɔwo afia.
18 Yehowa he to nam, gake me-
dem asi na ku o.[a]
19 Miʋu dzɔdzɔenyenyegbowo
nam, ne mage ɖe eme ada akpe

na Yehowa. 20 Yehowa ƒe agboe
nye esia, ame dzɔdzɔewoe age ḍe
eme. 21 Meda akpe na wò, be
nèḍo tom, eye nènye xɔnametɔ
nam.[b] 22 Kpe, si xɔtulawo gbe la,
eyae trɔ zu dzogoedzikpe.[d] 23 Ye-
howa gbɔ esia tso, enye nukunu
le míaƒe ŋkuwo me.
24 Esia nye ŋkeke, si Yehowa
wɔ, mina míatso aseye, eye mía-
kpɔ dzidzɔ ḍe eŋu! 25 Oo Yeho-
wa, xɔ na mi, Yehowa, na wòa-
dze edzi dzro! 26 Woayra amesi
gbɔna le Yehowa ƒe ŋkɔ dzi! Míe-
yra mi tso Yehowa ƒe me.[g] 27 Ye-
howa enye Mawu, eye wòklẽ na
mí. Mibla ŋkekenyuie vɔsalãwo
kple ka ḍe vɔsamlekpui la ƒe dzo-
wo ŋu! 28 Nye Mawu nènye, ma-
da akpe na wò; nye Mawu, mado
wò ḍe dzi. 29 Mida akpe na Ye-
howa, elabena eƒe dɔme nyo, eye
eƒe amenuveve li tegbee!

Sika ŋɔŋlɔdzesi.

**119.** Woayra amesiwo fɔḍiḍi
mele woƒe azɔlime ŋu o,
amesiwo zɔna le Yehowa ƒe se
la me.[i] 2 Woayra amesiwo wɔa
eƒe ḍaseḍiḍiwo dzi, amesiwo dinɛ
tso dzi blibo me; 3 womewɔa nu
vɔ̃ḍia ḍeke hã o, eye wozɔa eƒe
mɔwo dzi. 4 Eḍo wò sedeḍewo
ḍi, ne woalé wo me ḍe asi pɛ-
pɛpɛ. Oo, ḍe ŋusẽ anɔ nye azɔ-
lime ŋu, be malé ŋku ḍe wò ḍo-
ḍowo ŋu! 6 Ekema ŋu makpem
o, nenye be, meḍe ŋku ḍe wò
seawo katã. 7 Matsɔ dzi, si toa
mɔ ḍeka la, ada akpe na wò, ne
mesrɔ̃ wò ḍoḍo dzɔdzɔeawo. 8
Malé ŋku ḍe wò ḍoḍowo ŋu, me-
gagblẽm ḍi keŋkeŋ o!
9 Aleke ḍekakpui alé eƒe mɔ
atsɔ fɔḍiḍi manɔmee? Ne elé ŋku
ḍe eḍokui ŋu ḍe wò nya la nu.
10 Medi wò tso dzi blibo me, me-
gana matra tso wò seawo gbɔ o!
11 Meɣla wò nyawo ḍe nye dzi
me, ne nyemagawɔ nuvɔ̃ ḍe ŋuwò
o. 12 Yehowa, woakafu wò, [l]fia wò
ḍoḍowom! 13 Matsɔ nye nuyiwo
axlẽ wò nu me ḍoḍowo katã afia.
14 Mekpɔ dzidzɔ ḍe wò ḍaseḍiḍi
ƒe mɔwo ŋu abe ḍe kesinɔnu vo-
vovowo ŋu ene. 15 Maḍe ŋugble
le wò sedeḍewo ŋu, eye maḍe
ŋku ḍe wò mɔwo. 16 Nye [n]dzeme

[a] kp. 61.
[b] 118, 71.
[d] Yes. 28, 16; Mat. 21, 42.
[e] 39, 13.
[f] Mo. V. 27, 26.
[g] Mat. 21, 9; 23, 39.
[h] kp. 35.
[i] 1, 1. 2; 112, 1.
[k] kp. 47.
[l] kp. 26. 64. 68.
[n] kp. 24; Ro. 7, 22.

akɔ ḍe wò ḍoḍowo ŋu, [a]nyemaŋlɔ
wo be o.
17 Wɔ nyuie na wò dɔla, ne
manɔ agbe alé ŋku ḍe wò nya
la ŋu. 18 Klo nu ḍa le nye ŋku
dzi, ne makpɔ nukunuwo le wò
se la me! 19 [e]Amedzroe menye
le anyigba dzi; megaɣla wò se la
ḍem o! 20 Wò ḍoḍowo yome didi
ɣesiaɣi na nye luʋɔ gbã gudu-
gudu. 21 Eblu ḍe dadala, siwo[f]
woƒo fi ḍe la ta, amesiwo tra tso
wò se la gbɔ. 22 Mli ŋukpe kple
vlodoame ḍa le ŋunye, elabena
meléa ŋku ḍe wò ḍaseḍiḍiwo ŋu!
23 Ne amegãwo kpe ta, eye wole
nu ƒom le ŋunye hã, wò dɔla dea
ŋugble le wò ḍoḍowo ŋu. 24 Wò
ḍaseḍiḍiwo nye nye dzidzɔ kple
adaŋudelawo nam.[h]
25 Nye luʋɔ lé ḍe anyigba ŋu,
gbɔ agbem le wò nya la nu. 26
Mexlẽ nya fia le nye zɔzɔme ŋu,
eye nèḍo tom. Fia wò ḍoḍowom.
27 Na mase wò sedeḍewo ƒe mɔ-
wo gɔme, eye maɣi tame le wò
nukunuwo ŋu. 28 Nye luʋɔ fa
aḍatsi le nuxaxa ta; ƒom ḍe tsi-
trenu le wò nya la nu! 29 Te aʋa-
tsomɔ ḍe aga tso gbɔnye, eye na-
tsɔ wò se la ve nunye! 30 Metia
nyateƒemɔ, eye metsɔ wò ḍoḍo-
wo tu anyi ḍe ŋkunye me. 31
Yehowa, meku ḍe wò ḍaseḍiḍi-
wo ŋu, megana ŋu nakpem o. 32
Maƒu du le wò sewo ƒe mɔ dzi,
elabena èvu nye dzi gbloto.
33 Yehowa, fia wò ḍoḍo ƒe mɔm,
eye malé ŋku ḍe eŋu vaseḍe nu-
wuwu! 34 Na gɔmesesem, ne malé
ŋku ḍe wò se la ŋu, eye malé eme
ḍe asi tso dzi blibo me. 35 Na
mato wò se la ƒe mɔ dzi, elabena
eƒe nu nyo ŋunye.[k] 36 Bi nye dzi
ḍe wò ḍaseḍiḍiwo ŋu, eye menye
ḍe ŋubiabia ŋu o. 37 Ɖe nye ŋku
ḍa le nu dzodzrowo kpɔkpɔ ŋu.
Gbɔ agbem le wò mɔ dzi! 38 Wɔ
wò ŋugbe, si nèḍo na amesiwo
vɔ̃a wò la, dzi na wò dɔla. 39 Na
nye ŋukpe, si vɔ̃m mele la, nu
nayi; elabena wò ḍoḍowo nyo.
40 Kpɔ ḍa, wò sewo le dzroyem;
tsɔ wò dzɔdzɔenyenye gbɔ agbem.
41 Yehowa, wò amenuveve kple
wò xɔname neva dzinye le wò
ŋugbeḍoḍo la nu, 42 ne maḍo nya
ŋu na amesi le alɔme dem le ŋu-
nye la; elabena meḍo ŋu ḍe wò

nya ŋu. 43 Megade nyatefenya
la da le nunye keŋkeŋ o, elabena
mele wò dodowo sinu dzɔm. 44
Malé ŋku de wò se la ŋu ɣesiaɣi
daa tegbee, 45 eye mazɔ le tefe
keke, elabena medi wò se la yo-
me. 46 [d]Mafo nu le wò dasedidi
la ŋu le fiawo ŋku me, eye ŋu
makpem o. 47 Nye dzeme akɔ de
wò se, siwo melɔ̃na la ŋu. 48 Ma-
wú nye alɔ dzi de wò se, siwo
melɔ̃na la ŋu, eye made ŋugble le
wò dodowo ŋu.[f]
49 Wɔ wò nya dzi na wò dɔla,
le esi nèna mele mɔ kpɔm ta.
50 Esia nye akɔfafa nam le nye
hiã me be, wò nya la [h]gbɔ agbem.
51 Dadalawo le fewu dum le ŋu-
nye vevie ŋutɔ, ke nyemete de
aga le wò se la ŋu o. 52 Yeho-
wa, medo ŋu wò se la tso mavɔ
me ke, eye mefa akɔ na dokui-
nye. 53 Dzi kum heliheli de ame
vɔ̃di, siwo gblẽ wò sea di la ŋuti.
54 Wò dodoanyiwo nye hadzidzi
nam le afe, si me menye amedzro
le. 55 Yehowa, medoa ŋu wò ŋkɔ
le zã me, eye meléa ŋku de wò
se la ŋu. 56 Esia su asinye, ela-
bena medzra wò sededewo do.
57 Yehowa enye nye gome, me-
gblɔ be, malé ŋku de wò nyawo
ŋu. 58 Mefo koko na wò tso dzi
blibo me, ve nunye le wò ŋugbe-
dodo la nu. 59 Mebu tame le nye
zɔzɔme ŋu, eye metrɔ nye afɔ
de wò dasedidiwo ŋu. 60 Mewɔ
kaba, be malé ŋku de wò seawo
ŋu, eye nyemalala o. 61 Ame
vɔ̃diwo fe kawo de to dem, ke
nye[o] ŋku medzo le wò se la dzi
o. 62 Mefɔ le zãtife, be mada
akpe na wò le wò dodo dzɔdzɔea-
wo ta.[r] 63 Xɔlɔ̃ menye na ame-
siwo katã vɔ̃a wò kple amesiwo
léa ŋku de wò sededewo ŋu. 64
Yehowa, wò amenuveve yɔ anyi-
gba dzi fũ; fia wò dodowom.[s]
65 Yehowa, èwɔ nyuie na wò
dɔla le wò nya la nu.[u] 66 Fia
gɔmesese nyui kple nunyam;
elabena mexɔ wò nya dzi se. 67
Hafi woava bɔbɔm de anyi la,
metra mɔ, ke azɔ la melé ŋku
de wò nya ŋu.[y] 68 Wò dɔme nyo,
eye nèwɔa nu nyui, fia wò do-
dowom.[z] 69 Dadalawo da alakpa
de asinye; ke nyea melé wò
seawo me de asi tso dzi blibo me.[b]

70 Wofe dzi ku atri abe ami ene,
ke[a] nyea mekpɔ dzidzɔ le wò
seawo ŋu. 71 Enyo nam ŋutɔ be,
wobɔbɔm de anyi, ne masrɔ̃ wò
dodowo.[b] 72 Wò nu me sewo nyo
nam wu sika kple klosalo akpe
nanewo.[c]
73 Wò asiwo wɔm, eye wodɔm
do; fia nunyam, ne masrɔ̃ wò
seawo! 74 Amesiwo vɔ̃a wò la,
woakpɔm ahakpɔ dzidzɔ, elabena
mele wò nya la sinu kpɔm. 75 Ye-
howa, menyae be, wò ʋɔnudɔ-
drɔ̃wo le etefe, eye[g] nèbɔbɔm de
anyi le nyatefe la me. 76 Wò
amenuveve nenye akɔfafa nam le
wò ŋugbedodo na wò dɔla la nu.[i]
77 Wò nublanuikpɔkpɔ neva dzí-
nye, ne manɔ agbe, elabena wò
se la enye [k]nye dzidzɔ. 78 Ŋu
nekpe dadalawo, elabena wotem
de anyi yakatsyɔ; ke nyea wò
seawo ŋu medea ŋugble lena.[l] 79
Amesiwo vɔ̃a wò kple amesiwo
nya wò dasedidiwo, netrɔ de ŋu-
nye. 80 Fɔdidi meganɔ nye dzi
ŋu le wò dodowo me, ne ŋu na-
kpem o.
81 Nu te nye luʋɔ ŋu le wò xɔ-
name didi me, wò nya sinu kpɔm
mele. 82 Nu te nye ŋkuwo ŋu
le wò ŋugbedodo didi me be: Ye-
kaɣi nafa akɔ nam? 83 Elabena
ne mele abe lãgbalẽgolo, si le
dzokɔ ene hã, nyemaŋlɔ wò do-
dowo be o.[n] 84 Wò dɔla fe ŋke-
kewo la, nenie wole? Gbekagbe
nadrɔ̃ ʋɔnu yonyemetilawo? 85
Dadalawo de ʋe nam, wo ame-
siwo mewɔa nu de wò se la nu
o.[p] 86 Wò seawo katã nye nya-
tefe; wole yonyeme tim yakatsyɔ,
xɔ nam! 87 Ekpɔtɔ vie wotsrɔ̃m
da le anyigba dzi kloe, ke nye-
megblẽ wò seawo di o. 88 Gbɔ
agbem le wò amenuveve la nu,
eye malé ŋku de wò nu me dase-
didiwo ŋu.[t]
89 Yehowa, wò nya la li ke de
dzifo tegbee.[v] 90 Wò nutefewɔwɔ
li tso dzidzime yina dzidzime,
èdo anyigba anyi, eye wòtɔ de
tsitrenu. 91 Woli vasede egbe,
elabena wo katã wole subɔwòm.
92 Ðe menye wò see nye nye dzi-
dzɔ o la, anye ne metsrɔ̃ de nye
hiã me.[a] 93 Nyemaŋlɔ wò sewo
be tegbee o, elabena woawo nètsɔ
gbɔ agbem.[d] 94 Tɔwò menye, xɔ

a kp. 77.
b 118, 21.
d Mat. 10, 18; Ro. 1, 16.
e 19, 11.
f kp. 70.
g kp. 67.
h 19, 8.
i 109, 21.
k kp. 143.
l kp. 85. 86.
n kp. 98.
o kp. 93.
p kp. 69.
r 42, 9.
s 33, 5.
t kp. 149.
u kp. 17, 41.
v Yes. 40, 8.
y kp. 75; Yes. 28, 19.
z kp. 12.
a kp. 50; Yer. 15, 16.
b kp. 78.
d kp. 109.

nam, elabena mebiaa wò seawo
ta sena.[a] 95 Ame vɔ̃ɖiwo ɖe xa [a] kp. 45.
ɖe ŋunye, be yewoatsrɔ̃m, ke nye
la meléa ŋku ɖe wò ɖaseɖiɖiwo
ŋu. 96 Mekpɔ nuwo katã ƒe nu-
wuwu, ke seƒeɖo meli na wò se
la o.
97 Aleke gbegbe nyemehelɔ̃a
wò se lae o! Nye ŋugbleɖeɖe
wònye ɖaa.[b] 98 Wò se la wɔm nu- [b] 1, 2.
nyalae wu nye futɔwo, elabena [d] 19, 14.
tɔnyee wònye tegbee.[c] 99 Medze [c] Mo. V. 4, 6.
nunya wu nye nufialawo katã,
elabena wò ɖaseɖiɖiwo nye nye
ŋugbleɖeɖe. 100 Mese nu gɔme
wu ame tsitsiwo, elabena melé
wò seawo me ɖe asi. 101 Mete
nye afɔ ɖe megbe tso toƒe vɔ̃ɖi- [f] 19, 11.
wo katã gbɔ, ne malé ŋku ɖe wò
nya ŋu. 102 Nyemete ɖa le wò
ɖoɖowo ŋu o, elabena wòe fia
num. 103 Wo nyawo vivi na nye
veme wu anyĩtsi le nye nũ me.[g] [g] 19, 11.
104 Wò sewo na medze nunya,
eyata melé fu aʋatsomɔwo katã.
105 Wò nya enye akaɖi na nye
afɔ kple kekeli na nye toƒe.[h] 106 [h] Pet. II. 1, 19.
Meka atam, eye nyemagbe edzi- [i] 19, 8.
wɔwɔ o be: Malé ŋku ɖe wò ɖo-
ɖo dzɔdzɔeawo ŋu. 107 Wobɔbɔm
ɖe anyi ŋutɔ, Yehowa, gbɔ agbem
le wò nya la nu.[k] 108 Yehowa, [k] kp. 67. 71.
na nye nu ƒe vɔsa faawo nadze [l] 17, 5.
ŋuwò, eye fia wò ɖoɖowom.[n] 109 [n] 19, 15.
Melé nye agbe ɖe asiƒome ɖaa,
ke nyemeŋlɔ wò se la be o.[o] 110 [o] kp. 141.
Ame vɔ̃ɖiwo tre mɔ̃ nam, ke nye-
metra ɖa tso wò seawo gbɔ o.
111 Wò ɖaseɖiɖiwo nye nye do-
menyinu tegbee, elabena woawoe
nye nye dzi ƒe dzidzɔ. 112 Nye
dzi lɔ̃ be, yeawɔ wò ɖoɖowo dzi
tegbee vaseɖe nuwuwu.
113 Melé[p] fu adzɔveeɖulawo, [p] 31, 7.
ke melɔ̃a wò se la. 114 Xaɣlaƒe
kple akpoxɔnu nènye nam; wò
nya la sinu dzɔm mele.[r] 115 Mi [r] 3, 4.
nu vlo wɔlawo, mite ɖa le ŋunye,
ne malé nye Mawu ƒe seawo me [s] 69, 10.
ɖe asi. 116 Lém ɖe asi le wò
ŋugbeɖoɖo la nu, ne manɔ agbe,
megana ŋu nakpem le nye mɔ-
kpɔkpɔ me o. 117 Do ŋusẽm, ne [t] kp. 152.
woaxɔ nam, eye makpɔ dzidzɔ le
wò ɖoɖowo ŋu tegbee. 118 Egbe
amesiwo katã tra tso wò ɖoɖowo
gbɔ, elabena woƒe alakpaɖaɖa [u] kp. 174.
mele ɖeke me o. 119 Eɖe anyi-
gba dzi ame vɔ̃ɖiwo katã ɖe aga

abe aŋuka ene, eyata melɔ̃a wò
ɖaseɖiɖiwo. 120 Nye lãme lulu
le wò ŋɔdzi ta, eye wò ʋɔnudɔ-
drɔ̃ tso dzika ƒo nam.
121 Mewɔa nusi le eteƒe kple
nusi edzɔ; megagblẽm ɖe ame-
siwo tem ɖe anyi la si me o. 122
Xɔ nya ɖe wò dɔla nu hena eƒe
nyui, ne dadalawo nagatem ɖe
anyi o.[d] 123 Nu te nye ŋkuwo
ŋu le wò xɔname kple wò ŋu-
gbeɖoɖo dzɔdzɔe la ŋuti. 124 Wɔ
na wò dɔla le wò amenuveve la
nu, eye nafia wò ɖoɖowom. 125
Wò dɔla menye, fia nunyam, ne
madze si wò ɖaseɖiɖiwo! 126 Ye-
howa ƒe nuwɔɣi ɖo edzi, elabena
wotu wò se la. 127 [f]Eyatae me-
lɔ̃a wò seawo wu sika kple sika
nyuitɔ ɖo. 128 Eyata mebua wò
seawo katã be, wole eteƒe; melé
fu aʋatsomɔwo katã.
129 Wò ɖaseɖiɖiwo nye nuku-
nu, eyata nye luʋɔ léa wo me
ɖe asi. 130 Ne woʋu go wò nya
la, eklẽna, eye wòfiaa nunya ame-
siwo ŋu wɔna mele o.[i] 131 Meke
nu ɖe te, eye nye veme fu, ela-
bena wò seawo le dzroyem. 132
Trɔ ɖe ŋunye, eye nave nunye,
abe alesi wòdze amesiwo lɔ̃a wò
ŋkɔe la ene. 133 Tsɔ wò nya la
li ke nye [l]afɔɖeɖe, eye megana
nu vɔ̃ɖia ɖeke naɖu fia ɖe dzi-
nye o! 134 Ɖem tso amegbetɔwo
ƒe teteɖeanyi me, ekema malé ŋku
ɖe wò seawo ŋu. 135 Na wò ŋku
me naklẽ ɖe wò dɔla dzi, eye na-
fia wò ɖoɖowom. 136 Nye ŋku-
wo le tsi kplɔm yoo abe tɔʋu
ene, le esi womelé ŋku ɖe wò
sea ŋu o ta.
137 Yehowa, dzɔdzɔetɔ nènye,
eye wò ʋɔnuɖɔdrɔ̃wo le eteƒe.
138 Eɖe wò sewo le dzɔdzɔe-
nyenye kple nuteƒewɔwɔ me ŋu-
tɔ. 139 Ŋuʋaʋã le wu ye ge, ela-
bena nye ketɔwo ŋlɔ wò nya la
be.[s] 140 Wò nya me kɔ ŋutɔ, eye
wò dɔla melɔ̃a nu le egbɔ o. 141
Nyemele ɖeke me o, eye wodo
vlom, ke nyemeŋlɔ wò sewo be
o.[t] 142 Wò dzɔdzɔenyenye le
dzɔdzɔe tegbee, eye wò se la nye
nyateƒe. 143 Hiã kple xaxa dzɔ
ɖe dzinye, ke wò seawo nye nye
dzidzɔ.[u] 144 Wò ɖaseɖiɖiwo le
dzɔdzɔe tegbee; fia nunyam, ne
manɔ agbe.

145 Meyɔ wò tso dzi blibo me,
Yehowa, ɖo tom; malé wò ɖodo-
wo me ɖe asi. 146 Meyɔ wò, xɔ
nam, ne malé ŋku ɖe wò ɖase-
ɖiɖiwo ŋu. 147 Medo ɣli, hafi ŋu
nava ɖe le eme; wò nya la sinu
dzɔm mele.[b] 148 Nye ŋkuwo le
te hafi zãdzɔɣiwo ɖo, bene ma-
ɖe ŋugble le wò nyawo ŋu. 149
Ðo to nye gbe le wò amenuveve
la nu; Yehowa, gbɔ agbem le wò
ɖoɖoawo nu.[e] 150 Amesiwo le
ŋukpenanuwɔwɔ yome tim la, go-
go, wole adzɔge tso wò se la gbɔ.
151 Yehowa, ètsɔ kpuiƒe, eye wò
seawo katã nye [h]nyateƒe. 152 Xo-
xoxo ke menya le wò ɖaseɖiɖi-
wo ŋu be, èɖo wo anyi tegbee.
153 Kpɔ nye hiã ɖa, eye naɖem,
elabena [i]nyemeŋlɔ wò se la be
o. 154 Wɔ nye dzre, eye naɖem;
gbɔ agbem le wò ŋugbedodo la
nu. 155 Xɔname le aga tso ame
vɔ̃ɖiwo gbɔ, elabena womebiaa
wò ɖoɖowo ta sena o. 156 Wò
nublanuikpɔkpɔ sɔ gbɔ, Yehowa,
gbɔ agbem le wò ɖoɖoawo nu.
157 Yonyemetilawo kple nye ke-
tɔwo de ha; ke nyemete ɖe aga
tso wò ɖaseɖiɖiwo gbɔ o. 158
Mekpɔ ame mawɔnuteƒewo, eye
wòvem be, womeléa ŋku ɖe wò
nyawo ŋu o. 159 Kpɔe ɖa dzro,
melɔ̃a wò seawo; Yehowa, gbɔ
agbem le wò amenuveve la nu.
160 [k]Wò nya ƒe tafoƒo enye nya-
teƒe, eye wò ɖoɖo dzɔdzɔeawo li
tegbee.
161 Amegãwo ti yonyeme ya-
katsyɔ, eye nye dzi dzo nyanya-
nya le wò nya la ta. 162 Dzi le
dzɔyem ɖe wò ŋugbedodo la ŋu,
abe amesi kpɔ aboyonu geɖe ene.
163 Melé fu aʋatso, eye menyɔ
ŋui; ke melɔ̃a wò se ya. 164 Me-
kafua wò zi adre le ŋkeke me, le
wò ɖoɖo dzɔdzɔeawo ta. 165 Ðu-
tifafa gã le amesiwo lɔ̃a wò sea
la si, eye nukiklia ɖeke meli na
wo o. 166 Yehowa, mele mɔ kpɔm
na wò xɔname, eye mewɔa wò
seawo dzi.[n] 167 Nye luʋɔ léa
ŋku ɖe wò ɖaseɖiɖiwo ŋu, eye
melɔ̃a wo vevie ŋutɔ. 168 Meléa
ŋku ɖe wò seawo kple ɖaseɖiɖia-
wo ŋu, elabena nye mɔwo katã
le ŋkuwò me.[o]
169 Yehowa, nye ɣli netu wò;
fia nunyam le wò nya la nu. 170

a 1,2; Lod. 6, 22.
b kp. 114.
d kp. 16.
e kp. 88. 154. 159.
f Yes. 58, 6.
g kp. 16.
h kp. 86.
i kp. 176.
k Yob. 17, 17.
l Mo. IV. 6, 24.
n Mo. I. 49, 18.
o 18, 22.

Nye kokoƒoƒo neɖe ŋkuwò me,
ɖem le wò ŋugbedodo la nu! 171
Nye nuyiwo adudu kafukafu aƒo
ɖi, elabena èfia wò ɖoɖowom.
172 Nye aɖe [a]adzi ha le wò nya
la ŋu, elabena wò seawo katã le
dzɔdzɔe. 173 Na wò asi nakpe
ɖe ŋunye, elabena metia wò sea-
wo. 174 Yehowa, wò xɔname le
dzroyem, eye wò se la enye
[d]nye dzidzɔ. 175 Nye luʋɔ nenɔ
agbe, ne wòakafu wò, eye wò
ʋɔnuɖɔdrɔ̃wo nekpe ɖe ŋunye.
176 [f]Metra abe alẽ bubu ene;
di wò dɔla, elabena nye [g]ŋku
medzo le wò seawo dzi o.

Le alakpatɔwo ta.

**120.** Mɔzɔha.
Meyɔ Yehowa le nye
xaxa me, eye wòɖo tom. 2 Ye-
howa, ɖe nye luʋɔ tso aʋatso-
nuyi kple alakpaɖe si me! 3 Nuka
alakpaɖe ana wò, eye nuka wò-
atsɔ akpee na wò? 4 Ele abe aʋa-
wɔlawo ƒe aŋutrɔ, siwo wonyrẽ;
eye abe yɔkuti ƒe dzokawo.
5 Baba nam be, medze Mesex
gbɔ, eye mele Kedar ƒe agbadɔ-
wo gbɔ! 6 Nye luʋɔ le ŋutifafa
ƒe ketɔwo gbɔ etefe didi ŋutɔ.
7 Nye la ŋutifafa ɖeɖe menye,
ke ne meƒo nu ko la, woawo dzea
aʋa gɔme.

Mawu enye ametakpɔla vavã.

**121.** Mɔzɔha.
Mewu mo dzi ɖe toawo
ŋu, afika xɔname atso ava nama?
2 Nye xɔname atso Yehowa, dzi-
kple anyigbawɔla gbɔ. 3 Mana
ke naɖe le wò afɔ te o; ŋuwò-
dzɔla medɔa akɔlɔ̃e o. 4 Kpɔ ɖa,
Israel-ŋudzɔla medɔa akɔlɔ̃e, eye
medɔa alɔ̃ hã o.
5 Yehowa enye ŋuwòdzɔla,
Yehowa enye wò vɔvɔli le wò
nuɖusi me. 6 Ye maɖu wò le
ŋkeke me o, eye ɣleti hã le zã
me o. 7 Yehowa adzɔ ŋuwò tso
vɔ̃wo katã me, adzɔ wò luʋɔ ŋu.[l]
8 Yehowa adzɔ wò dodo kple wò
gbɔgbɔ ŋu tso fifia dasede mavɔ
me.

Yerusalem ƒe ŋutikɔkɔe.

**122.** Dawid ƒe mɔzɔha.
Dzi dzɔm, esime wogblɔ
nam be: Mina míayi Yehowa ƒe

me.[a] 2 Míafe afɔwo le tsitre de
wò agbowo me, Yerusalem! 3 Wò
Yerusalem, si wogbugbɔ tso, eye
nèle abe du, si wotsiã de wo nɔe-
wo nu ene. 4 Gama fomeawo,
Yehowa fe fomeawo yina, ne woa-
kafu Yehowa fe ŋkɔ, nusi nye
se na Israel. 5 Elabena gama
wodo zikpui anyi de ʋɔnudɔdrɔ̃
ŋu, Dawid fe afe la fe zikpui.
6 Mibia ŋutifafa na [d]Yerusalem!
Amesiwo lɔ̃a wò la, woanɔ anyi
bɔkɔɔ. 7 Ŋutifafa nenɔ wò gliwo
me, eye gbɔdzoe nenɔ wò fiasã-
wo me! Le nɔvinyewo kple xɔ̃-
nyewo ta madi ŋutifafa na wò.
9 Le Yehowa, mía Mawu fe afe
la ta madi wò nyui.

Kpekpedeŋu biabia le futɔwo fe vlododo kple fewuɖuɖu la.

**123.** Mɔzɔha.
Wò amesi bɔbɔ nɔ dzi-
fo, wòe mefu mo dzi na. 2 Kpɔ
da, alesi dɔlaŋutsuwo fe ŋku nɔa
wofe afetɔ fe asi ŋu, eye dɔla-
nyɔnuwo fe ŋku nɔa wofe afenɔ
fe asi ŋui la, nenema míefɔ ŋku
de Yehowa, mía Mawu la dzi, va-
sede esime wòave mía nu. 3 Ve
mía nu, Yehowa, ve mía nu, ela-
bena vlododo di fo na mí ŋutɔ.
4 Amesiwo li bɔkɔɔ fe alɔmedede
kple dadalawo fe vlododo di fo
na míafe luʋɔ ŋutɔŋutɔ.

Mawu li kpli mí le hiãwo me.

**124.** Dawid fe mɔzɔha.
Israel negblɔ be: Ɖe
menye Yehowa ye le mía dzi o,
2 esime amegbetɔwo tso de mía
ŋu, de menye Yehowa ye le mía
dzi o la, 3 anye ne womi mí agba-
gbe, esime wofe dɔmedzoe bi de
mía ŋu; 4 anye ne tɔ de mí, eye
tɔsisi si to míafe luʋɔ dzi;[i] 5
anye ne tɔ dzeagbowo si to míafe
luʋɔ dzi.
6 Woakafu Yehowa, be metsɔ
mí wɔ adelã na wofe aduwo o.
7 Míafe luʋɔ le abe xevi, si le
mɔ̃trela fe mɔ̃ka me la ene; mɔ̃ka
la lã, eye míawo míesi. 8 Míafe
xɔname le Yehowa, dzi-kple anyi-
gbawɔla, fe ŋkɔ me.[n]

Mɔkpɔkpɔ menaa ŋu kpea ame o.

**125.** Mɔzɔha.
Amesiwo doa dzi de Ye-
howa ŋu la, le abe Zion-to, si
meʋãna o, eye wòli tegbee la ene.
2 Towo fo xlã Yerusalem va kpe,
eye Yehowa fo xlã efe dukɔ va
kpe tso fifia dasede mavɔ me.[b]
3 Elabena ame vɔ̃diwo fe fiati-
kplɔ manɔ ame dzɔdzɔe fe dzi-
dzenu dzi o, ne ame dzɔdzɔewo
magado asi de nu madzɔmadzɔ
gbɔ o.
4 Yehowa, wɔ nyuie na ame
nyuiwo kple dzime dzɔdzɔe tɔwo.
5 Ke amesiwo dze yi wofe mɔ
gɔglɔ̃wo dzi la, Yehowa akplɔ
wo akpe de nu vlo wɔlawo ŋu ayi.
[e]Ŋutifafa nenɔ Israel dzi!

Le aboyomenɔlawo dede ŋuti.

**126.** Mɔzɔha.
Esime Yehowa[f] gado
Zion te la, míezu abe drɔ̃ekula-
wo ene. 2 Tete nukoko yɔ míafe
nume fũ, míafe ade tso aseye, eye
wogblɔ le dukɔwo dome be: Ye-
howa wɔ nu gã na woamawo. 3
Nu gãe Yehowa wɔ na mí vavã,
eyata dzi dzɔ mí do!
4 Yehowa, gado mí te abe dzie-
hetɔʋuwo ene. 5 Amesiwo fã nu
kple adatsiwo la, woaŋe nu kple
aseyetsotso.[g] 6 Azɔli dzi wole le
avi fam hele nuku fafãwo tsɔm,
ke wotsɔ lu bablawo gbɔ va afee
kple dzidzɔ.[h]

Nusianu ku de Mawu fe yayra ŋuti.

**127.** Salomo fe mɔzɔha.
Ne Yehowa metu xɔ o
la, dzodzroe etulawo le agbagba
dzem le eŋu; ne Yehowa medzɔ
dua ŋu o la, dzodzroe dzɔla le
ŋudzɔ. 2 Dzodzroe miefɔa foŋli,
eye mielalana ʋuu kekeke hafi
bɔbɔ nɔa anyi, be miadu miafe
hiãbolo; alea kee wònaa nu efe
ame vevi la le alɔ̃ mee.[k]
3 Kpɔ da, ŋutsuviwo nye do-
menyinu tso Yehowa gbɔ, eye fu-
fofɔ enye fetu.[l] 4 Alesi aŋutrɔ-
wo le kalẽtɔ sii la, nenema nye
dekakpui me viŋutsuwo. 5 Woayra
ŋutsu, si wole daku me na taŋ.
Ŋu makpe wo o, ne woa kple fu-
tɔwo kpe nya le agboa nu.

Mawuvɔ̃lawo yayra le afe me gbenɔnɔ me.

**128.** Mɔzɔha.
Woayra amesi vɔ̃a Ye-
howa, eye wòzɔa efe mɔwo dzi
la. 2 Ádu wò ŋutɔ asiwò me nu;

a 26, 6—8.
b 36, 7.
d Zax. 4, 7.
e Gal. 6, 16.
f 14, 7.
g Mat. 5, 4.
h Yes. 35, 10.
i 42, 8; 69, 16.
k Lod. 10, 22.
l Mo. I. 33, 5; Ps. 128, 3. 4.
n 121, 2.

woayra wò, tɔwò me nyo. 3 Srɔ̃-
wò le abe weinka, si tsena ene
le wò xɔ ƒe xɔgã me, eye viwò-
wo le abe amiti fẽwo ene le wò
kplɔ̃ ŋu godoo.[a]
4 Kpɔ da, alea woayra ŋutsu,
si vɔ̃a Yehowa enye si. 5 Yeho-
wa ayra wò tso Zion, eye àkpɔ
Yerusalem ƒe dzɔgbenyuie le wò
agbe me ŋkekewo katã me. 6 Eye
àkpɔ viwòwo ƒe viwo. [d]Ŋutifafa
nenɔ Israel dzi!

Ŋu nakpe Israel xaxalawo.

## 129.
Mɔzɔha.
Israel negblɔ be: Wo-
xaxam ɖo zi geɖe tso nye ɖeka-
kpui me, 2 zi geɖe woxaxam ɖo
tso nye ɖekakpui me, ke womeɖe
nunye o. 3 Agbleŋlɔlawo ŋlɔ nye
mẽɖome, eye wodze boliƒo lebe.[f]
4 Ke Yehowa nye dzɔdzɔetɔ, elã
ame vɔ̃ɖiwo ƒe kawo.
5 Ŋu akpe amesiwo lé fu Zion,
eye woagbugbɔ ɖe megbe. 6
Woanɔ abe xɔtagbe, si yrɔna
hafi woava yi eho ge ene, 7 si
meyɔa nuŋela ƒe asiƒome alo nu-
blala ƒe abɔdome o! 8 Eye ame-
siwo tso eme va yina la, magblɔ
be: „Yehowa ƒe [k]yayra nenɔ mia
dzi, míeyra mi le Yehowa ƒe ŋkɔ
me“ o.

Gbedododa le hiã gãa ɖe me.

## 130.
Mɔzɔha.
Yehowa, [n]globoƒe mele
yɔwòm tso! 2 Aƒetɔ, ɖo to nye
gbe, eye nalé to ɖe nye kokoƒo-
gbe ŋu. 3 Yehowa, ne èbe, yealé
vodadawo ɖi la, Aƒetɔ, ameka anɔ
te ma?[p] 4 Elabena gbɔwò[r] tsɔ-
tsɔke le, ne woavɔ̃ wò.
5 Mele mɔ kpɔm na Yehowa,
nye luʋɔ le mɔ kpɔm, eƒe nya
sinu dzɔm mele. 6 Nye luʋɔ le
mɔ kpɔm na Aƒetɔ la wu zãdzɔla
na ŋdi, wu zãdzɔla gɔ̃ na ŋdi.
7 Israel, kpɔ mɔ na Yehowa, ela-
bena amenuveve geɖe le Yeho-
wa si, eye ɖeɖe bɔ ɖe esi! 8 Eye
wòaɖe Israel atso eƒe vodadawo
katã me.[t]

Ŋokuibɔbɔɖeanyi le Mawu ƒe ŋku me.

## 131.
Dawid ƒe mɔzɔha.
Yehowa, nye dzi mele
dadam o, ŋku tusã mele tanye o,
eye nyemezɔna le nu gā, siwo
nye nuku nam la me o. 2 Nya-
teƒe, mefa akɔ na nye luʋɔ, eye
mena wòɖo ho to, abe alesi ɖevi,
si woɖe le no nu, nɔa dada gbɔe
ene; nye luʋɔ le menye abe ɖe-
vi, si woɖe le no nu ene. 3 Is-
rael, kpɔ mɔ na Yehowa tso fifia
vaseɖe mavɔ me![b]

Gbedododa le Dawid ƒe aƒe ŋuti.

## 132.
Mɔzɔha.
Yehowa, ɖo ŋu Dawid
ƒe dagbadagbawo katã; 2 eya,
amesi ka atam na Yehowa, eye
wòɖe adzɔgbe na Yakob ƒe ŋu-
sẽtɔ la be:[e] 3 „Nyemage ɖe nye
aƒe ƒe agbadɔ me o, eye nyemade
dɔnyeƒe ƒe abati dzi o, 4 nyemana
nye ŋkuwo nadɔ alɔ̃ o, eye nye
aɖabawo nadɔ akɔlɔ̃e o, 5 vaseɖe
esime makpɔ teƒe na Yehowa
kple nɔƒe na Yakob ƒe ŋusẽtɔ
la.“[g]
6 Kpɔ ɖa, míese eŋkɔ le Efrata,
eye míekpɔe le [h]Yaar-gbegbe.
7 Mina míayi enɔƒe, eye míaɖe
ta agu ɖe eƒe afɔɖodzinu ŋgɔ.
8 Yehowa, mia kple wò ŋusẽ ƒe
aɖaka la mitso yi wò gbɔɖemeƒe
la![i] 9 Wò nunɔlawo neta dzɔ-
dzɔenyenye, eye wò mawumeme-
wo netso aseye. 10 Le wò dɔla
Dawid ta megagbe wò amesiami-
na la ƒe mo o.
11 Yehowa ka nyateƒetam na
[l]Dawid, eye matrɔe o be: Wò ali-
mevi matsɔ aɖo wò fiazikpui dzi.
12 Ne viwòwo lé nye nubabla
kple daseɖiɖi, si mefia wo la, me
ɖe asi la, ekema wo viwo hã anɔ
fiazikpui dzi na wò tegbee. 13 [o]Ela-
bena Yehowa tia Zion, eye wòdi
be, wòanye nɔƒe na ye. 14 Nye
gbɔɖemeƒe enye esia tegbee, afii
manɔ, elabena eya medi. 15 Mayra
woƒe nududu, eye matsɔ abolo
aɖi ƒo na woƒe ame dahewo. 16
Mata xɔname na woƒe nunɔlawo,
eye woƒe mawumemewo atso
aseye sesĩe. 17 Gama [s]mana dzo
nato ɖo na Dawid, eye matsɔ akaɖi
bibi aɖo anyi na nye amesiamina
la. 18 Mata ŋukpe na eƒe futɔ-
wo, ke eƒe fiakuku aklẽ le ta nɛ.

Nɔviwo ƒe ɖekawɔwɔ yayra.

## 133.
Dawid ƒe mɔzɔha.
Kpɔ ɖa, aleke mehenyo,
eye wòvivinae, ne nɔviwo le afi

[a] 127, 3.
[b] 130, 7.
[d] 125, 5.
[e] Sam. II. 7.
[f] Yes. 50, 6; 51, 23.
[g] Do. 7, 46.
[h] Sam. I. 7, 1; Sam. II. 6, 3.
[i] Mo. IV. 10, 36; Kron. II. 6, 41. 42.
[k] Rut 2, 4.
[l] 89, 4.
[n] 69, 3.
[o] 68, 17; 78, 2.
[p] 19, 13.
[r] Yes. 55, 7; Ro. 6, 1. 2.
[s] Lu. 1, 69; Ps. 89, 25.
[t] Mat. 1, 21.

ḍeka! 2 Ele abe [a]ami vevi le
tame hetsyɔ ḍe ge me, tsyɔ ḍe
Aron ƒe ge, si dze eƒe awu to la,
me ene![a] 3Ele abe Xermon-zãmu,
si le tsyɔtsyɔm ḍe Zion-towo dzi
la ene; elabena gama Yehowa ḍo
yayra kple agbee tegbee.

Kafukafuhadzidzi zã le mawuxɔ me.

**134.** Mɔzɔha.
Mikafu Yehowa, mi Ye-
howa ƒe dɔlawo katã, mi amesiwo
tsia tre ḍe Yehowa ƒe me le zãwo
me! 2 Miwu miaƒe asiwo dzi ḍo
ḍe kɔkɔeƒe la gbɔ, eye mikafu
Yehowa![d] 3 Yehowa, dzi- kple
anyigbawɔla, ayra wò tso Zion!

Mawu ƒe gãnyenye kafukafu.

**135.** Mikafu Yehowa!
Mikafu Yehowa ƒe ŋkɔ,
mi Yehowa ƒe dɔlawo, mikafui;
2 mi amesiwo tsia tre ḍe Yehowa
ƒe me, le mía Mawu ƒe aƒe ƒe xɔ-
xɔnuwo! 3 Mikafu Yehowa, ela-
bena Yehowa ƒe dɔme nyo; midzi
kafukafuha na eƒe ŋkɔ, elabena
vivi le eŋu. 4 Elabena Yehowa
tia Yakob na eḍokui, eye wòtsɔ
Israel wɔ eḍokui tɔe.[f] 5 Elabena
menyae be, Yehowa lolo, eye mía
Afetɔ ƒo mawuwo katã ta.[h] 6 Nu-
sianu, si dze Yehowa ŋu la, ewɔnɛ
le dziƒo kple anyigba dzi, le atsia-
ƒuwo me kple gogloƒewo katã.
7 Eya, amesi nana alilikpo hona
yia dzi tso anyigba ƒe mlɔenu,
ewɔa dzikedzo, ne dzi le wuwum,
eye wòkplɔa ya donɛ tso eƒe nu-
dzraḍoƒe;[k] 8 eya, amesi wu Egipte-
ŋgɔgbeviwo tso amewo tɔ dzi va-
seḍe lãwo tɔ dzi;[l] 9 eḍo dzesiwo
kple nukunuwo ḍe dowòme, Egip-
te, ḍe Farao kple eƒe dɔlawo katã
ŋu;[n] 10 eya, amesi si dukɔ gede-
wo, eye wòwu fia sesẽwo: 11 Amo-
ritɔwo ƒe fia Sixon, Basan-fia Og
kple Kanaan-fiaḍuƒewo katã,[o] 12
eye wòtsɔ woƒe anyigba wɔ do-
menyinui, domenyinu na eƒe dukɔ
Israel.[p] 13 Yehowa, wò ŋkɔ anɔ
anyi tegbee, Yehowa, woaḍo ŋku
dziwò tso dzidzime yi dzidzime.[r]
14 Elabena Yehowa atso na eƒe
dukɔ, eye eƒe dɔme atrɔ ḍe eƒe
dɔlawo ŋu.[s]
15 [t]Dukɔwo ƒe legbawo nye klo-
salo kple sika, amegbetɔwo ƒe asi-
nudɔwɔwɔwo wonye. 16 Nu li na
wo, womeƒoa nu o; ŋku li na wo,
womekpɔa nu o; 17 to li na wo,
womesea nu o; eye gbɔgbɔa ḍeke
hã mele woƒe nu me o. 18 Ame-
siwo wɔ wo kple amesiwo katã
ḍoa dzi ḍe wo ŋu la, ḍi woama-
wo. 19 Israel ƒe aƒe, mikafu Ye-
howa; Aron ƒe aƒe, mikafu Ye-
howa;[b] 20 Lewi ƒe aƒe, mikafu Ye-
howa; mi amesiwo vɔ̃a Yehowa,
mikafu Yehowa! 21 Woakafu Ye-
howa tso Zion, eya, amesi le Ye-
rusalem! Mikafu Yehowa!

Mawu ƒe ḍomenyo mavɔ la.

**136.** Mida akpe na Yehowa, ela-
bena eƒe dɔme nyo, eye
eƒe amenuveve li tegbee.[e] 2 Mida
akpe na mawuwo ƒe Mawu la, ela-
bena eƒe amenuveve li tegbee. 3
Mida akpe na aƒetɔwo dzi Aƒetɔ la,
elabena eƒe amenuveve li tegbee.
4 Eya, amesi ḍeḍeko wɔa nuku-
nuwo, elabena eƒe amenuveve li
tegbee! 5 Eya, amesi wɔ dziƒo ḍe
nunya me, elabena eƒe amenuve-
ve li tegbee! 6 Eya, amesi keke
anyigba ḍe tsiwo dzi, elabena eƒe
amenuveve li tegbee. 7 Eya, ame-
si wɔ nu keklẽ gãwo, elabena eƒe
amenuveve li tegbee;[g] 8 ɣe naḍu
ŋkeke dzi, elabena eƒe amenu-
veve li tegbee; 9 ɣleti kple ɣleti-
viwo naḍu zã dzi, elabena eƒe
amenuveve li tegbee.
10 Eya, amesi wu Egiptetɔwo
ƒe ŋgɔgbeviwo, elabena eƒe ame-
nuveve li tegbee;[i] 11 eye wòkplɔ
Israel tso wo domee, elabena eƒe
amenuveve li tegbee; 12 kple asi
sesẽ kpakple abɔ, si wodo ḍe dzi,
elabena eƒe amenuveve li tegbee.
13 Eya, amesi mã Avaƒu ḍe eve,
elabena eƒe amenuveve li tegbee;
14 eye wòna Israel to wo domee
yi, elabena eƒe amenuveve li te-
gbee; 15 eye wòɖuɖu Farao kple
eƒe aʋakɔ ḍe Avaƒua me, elabe-
na eƒe amenuveve li tegbee. 16 Eya,
amesi na eƒe dukɔ la to gbedzi,
elabena eƒe amenuveve li tegbee.
17 Eya, amesi si fia gãwo, ela-
bena eƒe amenuveve li tegbee;
18 eye wòwu fia xɔŋkɔwo, elabena
eƒe amenuveve li tegbee; 19 Amo-
ritɔwo ƒe fia Sixon, elabena eƒe
amenuveve li tegbee; 20 Og, Ba-
san-fia, elabena eƒe amenuveve li
tegbee; 21 eye wòtsɔ woƒe anyi-

a Mo. II. 29, 7; 30, 23–30.
b 118, 2–4.
d 115, 15.
e 106, 1.
f Mo. II. 19, 5.6; Mo. V. 7, 6.
g Mo. I. 1, 14-18.
h 86, 8.
i 78, 51; 136, 8 v. 12.
k Yer. 10, 13.
l Mo. II. 12, 29.
n 78, 43–52.
o Mo. IV. 21, 21 v. 35.
p Yos. 12.
r 102, 13.
s Mo. V. 32, 36. 42.
t kp. 15-20 kpɔ 115, 4–11.

gba wɔ domenyinui, elabena eƒe
amenuveve li tegbee; 22 domenyi-
nu na eƒe dɔla Israel, elabena eƒe
amenuveve li tegbee. 23 Eya, amesi
do ŋku mía dzi, esime wòbɔbɔ mí
ɖe anyi, elabena eƒe amenuveve
li tegbee; 24 eye wòɖe mí tso mía-
ƒe ketɔwo si me, elabena eƒe ame-
nuveve li tegbee. 25 Eya, amesi
na nuɖuɖu [d]ŋutilãwo katã, elabe-
na eƒe amenuveve li tegbee. 26
Mida akpe na dziƒo Mawu la, ela-
bena eƒe amenuveve li tegbee!

Babel-boyomenɔlawo ƒe konyifafa.

137. Babel-tɔsisiwo nu, gama
míebɔbɔ nɔ anyi ɖo hele
avi fam, esime míaƒe ŋku ɖo Zion
dzi. 2 Amuti, siwo le afima la,
ŋu míeku míaƒe kasaŋkuwo ɖo.
3 Elabena afima amesiwo ɖe abo-
yo mí la, di ha tso mía nu, eye
amesiwo ha mí la, di dzidzɔ tso
mía si le hegblɔ be: Midzi Zion-
ha na mí!
4 Aleke míadzi Yehowa ƒe ha
le anyigba tutɔ dzi? Yerusalem,
ne meŋlɔ wò be la, ekema nye
nuɖusi netu![g] 6 Nye aɖe nalé ɖe
aŋɔme, nenye be, nyemeɖo ŋku
dziwò o, nenye be, Yerusalem
meƒo nye dzidzɔwo ta o!
7 Yehowa, ɖo ŋku Edom-viwo
kple Yerusalem ƒe ŋkeke la dzi,
amesiwo gblɔ be: Migbãe, migbãe
vaseɖe gɔmegɔmea ke![k] 8 Babel-
nyɔnuvi, wò aƒeɖo, woayra amesi
aɖo nusi nèwɔ mí la, teƒe na wò!
9 Woayra amesi alé wò vidzĩewo
axlã ɖe agakpe![n]

Mawu ƒe amenuveve kafukafu.

138. Dawid tɔ.
Makafu wò tso dzi blibo
me, eye madzi kafukafuha na wò
le mawuwo ŋku me. 2 Maɖe ta
agu ɖe wò gbedoxɔ kɔkɔe la ŋgɔ,
eye makafu wò ŋkɔ le wò ame-
nuveve kple wò nyateƒe la ta, ela-
bena èna wò ŋugbedodo kɔ gbɔ
wò ŋkɔwo katã ta.[r] 3 Gbesigbe
meyɔ wò la, ètɔ nam, èɖe dzi ƒo
nam, eye nèɖo ŋusẽ nye luʋɔ.
4 Yehowa, anyigba dzi fiawo katã
akafu wò, nenye be, wose wò nu-
menya;[u] 5 eye woadzi ha le Ye-
howa ƒe mɔwo ŋu be, Yehowa ƒe
bubu nye gã. 6 Elabena Yehowa

lolo, ekpɔa ame bɔbɔɖokui, eye
wòdzea si dadala tso adzɔge.[a]
7 Ne mele zɔzɔm le xaxa me
la, àgbɔ agbem; àdo wò asi ɖa
ɖe nye futɔwo ƒe dɔmedzoe ŋu,
eye wò nuɖusi axɔ nam. 8 Ye-
howa [b]awɔe aɖe goe nam. Yeho-
wa, wò amenuveve li tegbee; me-
gagblẽ wò asinudɔwɔwɔwo ɖi o.

Mawu ƒe nuslanu nyanya.

139. Dawid ƒe ha na henɔ la.
Yehowa, èdzro menye,
eye nèdze sim.[e] 2 Enya nye anyi-
nɔnɔ kple nye tsitretsitsi, eye
[f]nèdze si nye susuwo tso adzɔ-
gedzɔgee ke. 3 Edo nye azɔlizɔzɔ
kple nye anyimɔmlɔ kpɔ, eye nye
mɔwo katã le nyanya na wò.
4 Elabena nyaa ɖeke mele nye
aɖe dzi o, kpɔ ɖa, Yehowa, ènya
wo keŋ. 5 Etsɔm ɖe to me le
megbe kple ŋgɔ, eye nèɖo wò asi
dzinye. 6 Nunya sia nye nuku
nam akpa, ekɔ, nyemate ŋu anya
ta le enu o.
7 Afika madzo le wò gbɔgbɔ la
gbɔ ayi, eye afika masi atso wò
ŋku me ayi? 8 Ne melia yi dziƒo
la, èle afima, eye ne metsɔ tsiẽƒe
wɔ mlɔnyeƒee la, èle gama;[h] 9 ne
metsɔ agudzedze ƒe aʋalawo dzoe,
eye meɖanɔ atsiaƒu ƒe [i]mlɔenu la,
10 kpɔ ɖa, wò asi aɖakplɔm tso
gama hã, eye wò nuɖusi além.
11 Ne mebe, viviti netsyɔm hã la,
ekema zã azu kekeli anɔ ŋunye;[l]
12 viviti ke hã meɖo tsizi le ŋku-
wò me o, eye zã me kɔ abe ŋkeke
ene; viviti kple kekeli la ɖeka
wole.[o]
13 Elabena wòe wɔ nye ayikuwo,
eye nèkpɔ tanye le danye ƒe dɔ-
me. 14 Meda akpe na wò le alesi
wowɔm nukutɔe la ta; wò dɔwɔ-
wɔwo nye nukunu, eye nye luʋɔ
dze si esia keŋ. 15 Nye ƒuwo me-
ɣla ɖe wò, esime wowɔm le ɣa-
ɣlaƒe, eye wolɔ̃m ɖe wo nɔewo
me le anyigba ƒe gogloƒe o.[p]
16 Esi menye ʋukɔe la, wò ŋku-
wo kpɔm, eye woŋlɔ [s]ŋkeke, siwo
katã ava emegbe, siwo dometɔa
ɖeke meli haɖe o la, ɖe wò agba-
lẽ me. 17 Ke nye la, Mawu, [t]wò
susuwo xɔ asi nam ŋutɔ! Aleke
woƒe xexlẽme mehesɔ gbɔe o!
18 Ne mebe, maxlẽ wo la, [v]wosɔ

a 113, 5.
b Fil. 1, 6.
d 145, 15.
e kp. 23; 7, 10.
f Yer. 17, 10.
g Yer. 51, 50.
h Am. 9, 2.
i Yo. 1, 3.
k 79, 12; Ob. 10 v. 15.
l Hi. 34, 22.
n Yes. 13, 16.
o Yak. 1, 17.
p Nyagb. 11, 5.
r 26, 8.
s Hi. 14, 5.
t Yes. 55, 9.
u Yes. 2, 3.
v 40, 6.

gbɔ wu ke! [a]Ne menyɔ la, megale gbɔwò ko.

19 Oo Mawu, ne nahawu ame vɔ̃ɖi la ɖe! Mi ŋutsu hlɔ̃dolawo, mite ɖa le gbɔnye! 20 Wo, amesiwo le nu ƒom le ŋuwò ɖe nu vlo wɔwɔ ŋu, eye wole ŋkɔwò yɔm ɖe aʋatsokaka ŋu, wo, amesiwo nye wò futɔwo. 21 Yehowa, ɖe nyemalé fu amesiwo léa fu wò, eye nyemanyɔ ŋu amesiwo tsona ɖe ŋuwò la oa? 22 Melé fu wo gbidigbidi, futɔwo wozu nam. 23 Mawu, dzro menye, eye nadze si nye dzi, dom kpɔ, eye nadze si nye susuwo![g] 24 Eye ne èkpɔ be, fukpekpemɔ le ŋkunye me la, kplɔm to mɔ tegbeetɔ la dzi![i]

Kukuɖeɖe na Mawu le futɔwo ŋuti.

**140.** Dawid ƒe ha na henɔ la. Yehowa, ɖem tso ame vɔ̃ɖiwo si me, eye nakpɔ tanye tso ŋutsu ŋutasẽlawo si me! 3 Amesiwo le nu vɔ̃ɖi susum ɖe dzi me, eye wole aʋawɔwɔ dim gbesiagbe; 4 wole woƒe aɖewo nyrem abe da tɔ ene; [k]fli ƒe aɖi le woƒe nuyiwo te. Sela. 5 Yehowa, kpɔ tanye tso ame vɔ̃ɖiwo si me, eye nadzram ɖo tso ŋutsu ŋutasẽlawo si me, amesiwo ɖo ɖe tame be, yewoaɖe afɔ le tenye afu anyi. 6 Dadalawo ɖo adoboli kple ka nam, woɖo ɖɔ ɖe mɔ to, eye wotre kpã nam. Sela.

7 Megblɔ na Yehowa be: [n]Nye Mawu nènye, Yehowa; se nye kokoƒogbe. 8 Yehowa, Aƒetɔ la, enye nye xɔname sesẽ, ètsyɔ nu ta nam le aʋakpegbe. 9 Yehowa, megawɔ ame vɔ̃ɖi la ƒe didi dzi o; megaxɔ ɖe eƒe tameɖoɖo dzi, ne wòaɖo eɖokui ɖe dzi o. Sela. 10 Ne wokɔ ta dzi ɖe to ɖem la, ekema woƒe nuyiwo ƒe dzɔgbevɔ̃e nenyẽ tsyɔ wo![r] 11 Nena dzoka nadza ɖe wo dzi, netsɔ wo fu dzo kple ʋe me, be womagafɔ akpɔ o. 12 Ŋutsu aɖe vɔ̃e tɔ megali ɖe anyigba dzi o; ŋutsu ŋutasẽla la dzɔgbevɔ̃e neyɔe ɖe nu kplikplikpli.

13 Menyae be, Yehowa adrɔ̃ nya na hiãtɔwo, eye wòatso na ame dahewo. 14 Ẽ, ame dzɔdzɔewo aɖa akpe na wò ŋkɔ, nuteƒewɔlawo abɔbɔ nɔ ŋkuwò me.

a 63, 7. — b Mo. II. 30, 7. — d Mo. II. 29, 39. — e 39, 2. — f 119, 36. — g kp. 1. — h Mo. III. 19, 17; Lod. 27, 5. 6. — i 27, 11. — k Ro. 3, 13. — l 7, 16. — n 22, 11. — o Sam. I. 24, 4. — p 128, 7. — r 7, 17. — s 27, 13. — t 7, 2.

Kukuɖeɖe na Mawu le vɔ̃ditɔwo ta.

**141.** Dawid ƒe ha. Yehowa, mele yɔwòm, afɔ netsɔ ɖe ŋunye; se nye gbe, ne mele yɔwòm. 2 Nye gbeɖoɖoɖa nenɔ ŋkuwò me abe [b]dzudzɔ ʋeʋẽe ene, eye nye asiwo wuwu dzi nenɔ abe [d]fiẽnuɖuvɔsa ene.

3 Yehowa, ɖo dzɔla na nye nu, eye nabu nye nuyiwo ƒe mɔnu ŋu![e] 4 [f]Megana nye dzi natrɔ ɖe nu vɔ̃ɖi ŋu, ne mawɔ nu tovo akpe ɖe ŋutsu, siwo nye nu vɔ̃ɖi wɔlawo la ŋu o, eye megana maɖɔ woƒe nuɖuɖu ŋanɛ akpɔ o! 5 Ne ame dzɔdzɔe ƒom la, lɔlɔ̃e; ne [h]ehe to nam la, tamemi wònye, nye ta magbee o, nenye be, ele ewɔm atraɖi hã. Meɖoa gbe ɖa ɖe woƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔwo ŋu. 6 Ne wotutu woƒe ʋɔnudrɔ̃lawo tso agakpe dzi ƒu abu me la, ekema woase nye nyawo be, wovivina. 7 Alesi woŋlɔa anyigba, eye wokanɛ la, nenema wokaka míaƒe fuwo hlẽ na tsiẽƒe ƒe nu me.

8 Elabena wò Yehowa, Aƒetɔ la, wò dzi ko metsɔ ŋku ɖoe, gbɔwò mebe ɖo, megaƒo nye agbe ɖe anyi o! 9 Kpɔ tanye tso adoboli, si woɖo nam, kpakple nu vlo wɔlawo ƒe mɔ̃wo me. 10 Na ame vɔ̃ɖiwo katã nadze woawo ŋutɔ ƒe ɖɔ me, eye nye ya mato eŋu ayi![l]

Konyifagbeɖoɖoɖa na Mawu le futɔwo ŋuti.

**142.** Dawid ƒe nufiameha, esime wònɔ agado me; gbeɖoɖoɖa.[o]

2 Metsɔ nye gbe do ɣli na Yehowa, nye gbe metsɔ ƒo koko na Yehowa. 3 Metrɔa nye nuxaxa kɔna ɖe eŋku me, eye meɖea nye hiãwo fiana le eŋku me. 4 [p]Ne nu te nye gbɔgbɔ ŋu la, ènyaa tonyeƒe. Woɖo adoboli ɖe mɔ, si dzi metona la dzi nam. 5 Ɖe ŋku ɖe dusi me, eye nakpɔ nu, nye ame nyanyɛa ɖeke meli o, eye sitsoƒe bu ɖem; amea ɖeke meli, si biaa tanye sena o.

6 Yehowa, wòe mele ɣli dom na le gbɔgblɔm be: Wòe nye nye sitsoƒe kple nye gome le agbagbeawo ƒe [s]anyigba dzi. 7 Lé to ɖe nye nuxaxa ŋu, elabena nu ti kɔ nam ŋutɔ; [t]ɖem tso yonyemetilawo si me, elabena wotri akɔ wum. 8 Ɖe nye luʋɔ tso gaxɔ

me, ne makafu wò ŋkɔ. Ame dzɔdzɔewo afo ƒu ɖe ŋunye, nenye be, nèwɔ nyuie nam.

Gbedodoɖa le ɖeɖe ŋuti.

**143.** Dawid ƒe ha. Yehowa, se nye gbedodoɖa, lé to ɖe nye kokoƒoƒo ŋu, eye naɖo tom le wò nyateƒe kple dzɔdzɔenyenye nu! 2 Eye megadrɔ̃ ʋɔnu wò dɔla o, elabena ŋkuwò me la agbagbea ɖeke menye dzɔdzɔetɔ o.[c] 3 Elabena futɔ la ti yonyeme, exlã nye agbe ɖe anyi, eye wòdem viviti me abe amesiwo ku xoxoxo ene. 4 Nu te nye gbɔgbɔ ŋu, eye nye dzi lulu ɖe menye. 5 [h]Meɖo ŋu blemaŋkekewo, meɖe ŋugble le wò nuwɔwɔwo katã ŋu, eye mesusu wò asinudɔwɔwɔwo ŋu. 6 Meke nye alɔwo me na wò; nye luʋɔ ƒe [k]veme ƒu ɖe ŋuwò kplakplakpla abe anyigba ene. Sela.

7 Yehowa, netsɔ naɖo tom, nu te nye gbɔgbɔ ŋu, megaɣla wò ŋku me ɖem, ne maɖi amesiwo yi aʋli me la o.[l] 8 Na mase wò amenuveve le ŋdi, elabena ŋuwò mele ŋu ɖom ɖo; ɖe mɔ, si mato la fiam, elabena wòe mewu nye luʋɔ dzi na. 9 Yehowa, ɖem tso nye futɔwo si me, elabena gbɔwò mebe ɖo. 10 Fia wò lɔlɔ̃num mawɔ, elabena nye Mawu nènye; wò gbɔgbɔ nyui la nekplɔm to anyigba sɔsɔe dzi![o] 11 Yehowa, [p]gbɔ agbem le wò ŋkɔ la ta; ɖe nye luʋɔ tso xaxa me le wò dzɔdzɔenyenye la ta! 12 Le wò amenuveve la ta gblẽ nye futɔwo, eye natsrɔ̃ amesiwo katã lé fu nye luʋɔ, elabena [r]wò dɔla menye.

Kukuɖeɖe na Mawu be, wòakpɔ eƒe dukɔ la ta, eye wòayrae.

**144.** Dawid tɔ. Woakafu Yehowa, nye agakpe, amesi fia avuwɔwɔ nye [s]asiwo kple aʋawɔwɔ nye asibidewo; 2 nye amenuveve kple nye mɔ̃ sesẽ, nye sitsoƒe kple ɖelanye kpakple nye akpoxɔnu, si gbɔ mebe ɖo, amesi tsɔ nye dukɔ la ɖe tenye.[t] 3 Yehowa, nuka nye amegbetɔ be, nèdze sii, kple amegbetɔvi be, nèlé ŋku ɖe eŋu?[u] 4 Amegbetɔ le abe ƒuƒu ene, eye eƒe ŋkekewo le abe [v]vɔvɔli, si va

[a] 18, 10. [b] 104, 32. [d] kp. 11. [e] 130, 3; Hl. 9, 2. [f] 33, 2. 3. [g] kp. 8. [h] 77, 6. [i] 128, 3. [k] 42, 2. 3; 63, 2. [l] 28, 1. [n] Mo. V. 33, 29. [o] 26, 5. [p] 23, 3; 119, 25. [r] 116, 16. [s] 18, 35. [t] 18, 3. [u] 8, 5. [v] Hi. 14, 2. [y] Mo. II. 34, 6.

yina ene.. 5 Yehowa, [a]viã wò dziƒo, eye naɖi ɖe anyi; ka [b]asi towo ŋu, ne woatu adzudzɔ. 6 Da wò dzikedzo, eye naka wo ahlẽ, ɖo wò aŋutrɔ ɖa, eye natɔtɔ wo. 7 Do wò asi ɖa tso dzi, eye nahem aɖo goe, ɖem tso tɔ gãwo me kple amedzroviwo si me, 8 amesiwo ƒe nu ɖaa alakpa, eye woƒe nuɖusi nye aʋatsoka nuɖusi![d]

9 Mawu, madzi ha yeye na wò, eye maƒo ha na wò le kasaŋku ka ewo tɔ dzi;[f] 10 wò, amesi na dziɖuɖu fiawo, eye nèɖe wò dɔla Dawid tso yi gblẽnu la nu. 11 Hem do goe, eye naɖem tso amedzroviwo si me, [g]amesiwo ƒe nu ɖaa alakpa, eye woƒe nuɖusi nye aʋatsoka nuɖusi; 12 ne mia viŋutsuwo natsi le woƒe ɖevime abe [i]numiemiewo ene, eye mia vinyɔnuwo nanɔ abe dzogbesɔti, siwo ŋu woŋlɔ le fiasãwo me ene; 13 ne míaƒe nudzraɖoƒewo nayɔ kpaŋ ahaɖe nuwo tsyɔ ƒomevi anɔ nanam; miaƒe alẽwo nadzi akpe, eye woadzi ɖe dzi akpe nane le míaƒe lãnyiƒewo; 14 ne míaƒe nyiwo natsɔ agba, ne gli gbagbã kple aboyoɖeɖe maganɔ anyi o, ne nuxaxa magaɖi le míaƒe ablɔwo me o. 15 Woayra dukɔ, si wòanɔ na alea! Woayra dukɔ, si ƒe Mawu Yehowa nye![n]

Mawu ƒe gãnyenye kple dɔmenyo kafukafu.

**145.** Dawid ƒe kafukafuha. Nye Mawu, maɖo wò ɖe dzi, wò fia, eye makafu wò ŋkɔ ɖaa tegbee. 2 Makafu wò gbesiagbe, eye maɖo wò ŋkɔ ɖe dzi ɖaa tegbee. 3 Yehowa lolo, eye wòdze kafukafu ŋutɔ, eƒe gãnyenye me dzodzro meli o. 4 Woakafu wò dɔwɔwɔwo tso dzidzime yi dzidzime, eye woaɖe gbe ƒã wò nutsuwɔwɔwo. 5 Maɖe ŋugble le wò gãnyenye ƒe atsyɔ̃ɖoɖo nyoawo kple wò nukunuwɔwɔwo ŋu. 6 Wò nuwɔwɔ dziŋɔwo ƒe ŋusẽ ŋu woaƒo nu le; maxlẽ nya afia le wò nutsuwɔwɔwo ŋu. 7 Woaɖe wò nyuiwɔwɔ gãwo ƒe ŋkuɖoɖodzi afia, eye woatso aseye le wò dzɔdzɔenyenye ŋuti.

8 Amenuvela kple nublanuikpɔla enye Yehowa, medoa dziku kabakaba o, eye eƒe amenuveve sɔ gbɔ.[y] 9 Yehowa enye dɔme-

nyotɔ na amewo katã, eye eƒe
nublanuikpɔkpɔ gbagba ɖe eƒe
dɔwɔwɔwo katã dzi.[b] 10 Yehowa,
wò dɔwɔwɔwo katã ada akpe na
wò, eye wò mawumemewo akafu
wò. 11 Woagblɔ nya le wò fia-
ɖuƒe ƒe bubu ŋu, eye woaƒo nu
le wò ŋusẽ ŋu, 12 ne woaɖe eƒe
nutsuwɔwɔwo kple eƒe fiaɖuƒe ƒe
atsyɔ̃ nyo la afia amegbetɔviwo.[f]
13 Wò fiaɖuƒe enye fiaɖuƒe mavɔ,
eye wò fiaɖuɖu anɔ dzidzimewo
katã me. 14 Yehowa tso amesiwo
katã dze anyi la xɔ, eye wòfɔ
amesiwo katã wobɔbɔ ɖe anyi la,
ɖe [h]tsitrenu. 15 Ŋkuwo katã le
asiwò nu kpɔm, eye nèna nuɖuɖu
wo ɖe enaɣi;[i] 16 èʋu wò asi me,
eye nètsɔ nu gbagbewo katã ƒe
nudidi ɖi ƒo na woe. 17 Yehowa
enye [l]dzɔdzɔetɔ le eƒe mɔwo katã
me, kple amenuvetɔ le eƒe nuwɔ-
wɔwo katã me. 18 Yehowa tsɔ
ɖe amesiwo katã yɔnɛ, amesiwo
katã yɔnɛ le nyateƒe me la gbɔ.
19 Ewɔa amesiwo vɔ̃nɛ la, ƒe didi
dzi na wo, esea woƒe ɣli, eye wò-
xɔna na wo.[p] 20 Yehowa kpɔa
amesiwo katã lɔ̃nɛ la ta, ke etsrɔ̃a
ame vɔ̃ɖiwo katã. 21 Nye nu ne-
gblɔ Yehowa ƒe kafukafu, eye ŋu-
tilãwo katã nekafu eƒe ŋkɔ kɔkɔe
la ɖaa tegbee.

Mawu ƒe anukware mavɔ la.

**146.** Mikafu Yehowa!
Nye luʋɔ, kafu Yehowa!
2 Makafu Yehowa, ŋkeke alesi
mele agbe; madzi kafukafuha na
nye Mawu, ŋkeke alesi meli. 3
Migaɖo ŋu ɖe amegãwo, ame-
gbetɔvi, siwo mate ŋu axɔ na ame
o la ŋu o.[s] 4 [t]Ne eƒe gbɔgbɔ nu
tso la, egbugbɔna yia eƒe anyi
gbɔ; gbemagbe eƒe tameɖoɖowo
nu yina.
5 Woayra amesi Yakob ƒe Ma-
wu la nye xɔname na, amesi ƒe
mɔkpɔkpɔ le Yehowa, eƒe Mawu
la dzi; 6 eya, amesi wɔ dzi kple
anyi, atsiaƒu kple nusiwo katã le
eme, eya, amesi léa nuteƒewɔwɔ
me ɖe asi tegbee; 7 eya, amesi
tsɔna na amesiwo wote ɖe anyi,
eye wònaa abolo dɔwuitɔwo. Ye-
howa ɖea ga gatɔwo. 8 Yehowa
naa ŋkuagbãtɔwo kpɔa nu, Yeho-
wa [y]fɔa amesiwo wobɔbɔ ɖe anyi
la, ɖe tsitrenu, Yehowa lɔ̃a ame
dzɔdzɔewo. 9 Yehowa kpɔa [a]ame-
dzrowo ta, eléa [d]tsyɔ̃eviwo kple
ahosiwo ɖe asi, eye wògblɔ̃a ame
vɔ̃ɖiwo ƒe mɔ. 10 Yehowa enye
fia tegbee, Zion, wò Mawu le dzi-
dzimewo katã me! Mikafu Ye-
howa![e]

Mawu ƒe kafukafu le nya kple dzɔdzɔme me.

**147.** Mikafu Yehowa, elabena
kafukafuhadzidzi na mía
Mawu la enyo, eye wòvivina; ka-
fukafu edzee.[g] 2 Yehowa tsoa Ye-
rusalem, eƒoa Israel ƒe amesiwo
woka hlẽ la, nu ƒu; 3 eya, amesi
daa gbe le amesiwo ƒe dzi gbã la
ŋu, eye wobiaa woƒe abiwo.[k] 4
Eya, amesi ɖo xexlẽme na dzinu-
viwo, eye wòyɔa wo katã ŋkɔ.[n]
5 Mía Aƒetɔ la lolo, eƒe ŋusẽ tri
akɔ, eye goléƒe mele eƒe nunya
ŋu o. 6 Yehowa léa hiãtɔwo ɖe
asi, ke ebɔbɔa ame vɔ̃ɖiwo vase-
ɖe anyigba ke.[o]
7 Mixe akpedaha hena Yehowa,
mitsɔ kasaŋkuwo ƒo ha na mía
Mawu la; 8 eya, amesi tsɔ alili-
kpowo xea dziŋgɔli ŋku me, ewɔa
tsidzadza hena anyigba, eye wò-
nana gbe miena ɖe towo dzi. 9
Eya, amesi na nuɖuɖu lãwo kple
[r]akpaviãvi, siwo le xoxlɔ̃m. 10
Mekpɔa dzidzɔ le sɔ ƒe ŋusẽ ŋu
o, eye ŋutsu ƒe ata medzea eŋu
o. 11 Amesiwo vɔ̃a Yehowa la, ƒe
nu dzea eŋu, amesiwo le eƒe
amenuveve lalam.
12 Yerusalem, kafu Yehowa;
Zion, do wò Mawu ɖe dzi. 13 Ela-
bena ewɔ wò agbo ƒe gametiwo
sesie, eye wòyra viwòwo le me-
wò; 14 eya, amesi na wò liƒowo
ŋu fa, eye wòtsɔ lu ʋaʋã [u]di ƒoe
na wò. 15 Eya, amesi do eƒe nya
ɖe anyigba dzi, eye eƒe sedede
ɖi du; 16 eya, amesi naa sno abe
detiƒu ene, eye wòwua miãtsi ba-
bla abe dzowɔ ene;[v] 17 eya, amesi
tsɔa eƒe tsi babla dana kɔkɔkɔe;
ameka anɔ te ɖe eƒe vuvɔ nu?
18 Edo eƒe nya ɖa, eye wòna wo-
lólo, ena eƒe ya ƒo, eye tsia sina
lalala. 19 Eɖe eƒe nya fia Yakob,
eƒe ɖoɖowo kple kɔnuwo fia Is-
rael. 20 Emewɔ alea na dukɔa
ɖeke o, eye womenya eƒe kɔnu-
wo o. Mikafu Yehowa![z]

a Mo. II. 22, 20. 21.
b Ro. 11, 22.
d 10, 14; 68, 6.
e 93, 1.
f kp. 5.
g 93, 2.
h 146, 8; Lu. 1, [illegible]
i 104, 27. 28; 136, 25.
k Yes. 61, 1.
l Mo. V. 32, 4.
n Yes. 40, 26.
o Lu. 1, 52.
p Lod. 10, 24.
r Hi. 38, 41.
s 118, 8. 9; Yer. 17, 5.
t Mo. I. 3, 19; Nyagb. 12, 7.
u 81, 17.
v 148, 8; Hi. 38, 22–30.
y 145, 14.
z Mo. V. 4, 7; Dɔ. 14, 16; Ro. 3, 2.

Xexeme katã nakafu Afetɔ!

**148.** Mikafu Yehowa!
Mikafu Yehowa tso dzi-
fo; midoe ɖe dzi le kɔkɔfewo!
2 Mikafui, mi efe dɔlawo katã, mi
efe aʋakɔwo katã, mikafui![d] 3 Ye
kple ɣleti, mikafui; mikafui, mi
dzinuvi keklẽwo katã! 4 Mikafui,
mi dzifo fe dzifowo kple mi dzi-
fotametsiwo! 5 Woakafu Yehowa
fe ŋkɔ, elabena ede se, eye wo-
dzɔ,[e] 6 etsɔ wo ɖo anyi ɖaa tegbee;
ena ɖoɖowo, eye emagatrɔ wo o.
7 Mikafu Yehowa tso anyigba
dzi, mi bosowo kple tɔ goglowo
katã, 8 mi dzo kple dzikpe, sno
kple adzudzɔ kpakple ahom, si
wɔa efe gbe dzi; 9 mi towo kple
togbɛwo katã, ati tsekuwo kple
sedertiwo katã; 10 mi gbemelãwo
kple afemelãwo katã kpakple xe-
vi dzodzoewo; 11 mi anyigba dzi
fiawo kple dukɔwo katã, amegã-
wo kple anyigba dzi ʋɔnudrɔla-
wo katã, 12 ɖekakpuiwo kple ɖe-
tugbiwo siaa, amegã ɖediwo kple
ɖeviwo! 13 Woakafu Yehowa fe
ŋkɔ, elabena efe ŋkɔ ɖeɖekoe ɖo
kpo, eye efe gãnyenye xɔ anyi-
gba dzi kple dzifo. 14 Ewu efe
dukɔ fe [f]dzo ɖe dzi, eyata kafu-
kafu neɖi le efe mawumemewo
katã, Israel-viwo, dukɔ, si tsɔ ɖe
egbɔ la nu! Mikafu Yehowa!

[a] 100, 3.
[b] 33, 1.
[d] 103, 20–22.
[e] 33, 9.
[f] 132, 17.

Zion nakafu Afetɔ!

**149.** Mikafu Yehowa!
Midzi ha yeye na [g]Ye-
howa, efe bubu neɖi le mawume-
mewo fe ha me! 2 Israel nekpɔ
dzidzɔ ɖe [a]ewɔla ŋu; Zion-viwo
netsɔ aseye ɖe wofe [b]fia ŋu! 3
Woatsɔ ɣeɖuɖu akafu efe ŋkɔ,
eye woatsɔ asiʋui kple kasaŋku
afo ha nɛ! 4 Elabena Yehowa fe
dukɔ fe nu nyo eŋu, etsɔa xɔna-
me ɖoa atsyɔ̃ na hiãtɔwo.
5 Mawumemewo nekpɔ dzidzɔ le
bubu me, eye woagli le wo dɔfe-
wo. 6 Mawu fe dododeɖzi le wofe
nu me, eye yi nuvee le wo si,
7 ne woabia hlɔ̃ le dukɔwo dome,
eye woahe to le anyigba dzi tɔwo
dome, 8 ne woade kɔsɔkɔsɔ wofe
fiawo kple kunyowu wofe ame
ŋkutawo; 9 ne woawɔ ʋɔnudɔdrɔ̃,
si woŋlɔ ɖi la, dzi ɖe wo ŋu. Atsyɔ̃
nye esia na efe mawumemewo
katã. Mikafu Yehowa!

[g] 96, 1.
[h] 41, 14; Nyad. 5, 13.

Nusianu, si gbɔgbɔ le me la, nekafu Afetɔ!

**150.** Mikafu Yehowa! Mikafu
Mawu le efe kɔkɔefe la
me; mikafui le efe alili sesẽ la
me! 2 Mikafui le efe nutsuwɔwɔ-
wo ta; mikafui ɖe efe gãnyenye
gbogbo la nu! 3 Mitsɔ kpẽɖiɖi
kafui; mikafui kple saŋku kple
kasaŋku! 4 Mitsɔ asiʋui kple ɣe-
ɖuɖu kafui, mikafui kple kasa-
ŋkufofo kpakple dze! 5 Mitsɔ ga-
kogoe, siwo fe gbeme kɔ la, ka-
fui; mikafui kple gakogoe, siwo
ɖina sesĩe! 6 Nusianu, si me gbɔ-
gbɔ le la, nekafu Yehowa! Mi-
kafu Yehowa![h]

---

# SALOMO FE LODODOWO.

Nunya fe ameyɔyɔ xɔlɔ̃tɔe.

**1.** Israel-fia Salomo, Dawid vi la,
fe lododowo nye esi,[i] 2 ne woa-
dze nunya kple amehehe, eye woa-
se nufofo nunyatɔwo gɔme, 3 ne
woaxɔ amehehe, si fiaa gɔmesese
ame, dzɔdzɔenyenye, nu dzɔdzɔe
wɔwɔ kple nutefewɔwɔ na ame
ɖokui; 4 ne gegemewo nadze aɖa-
ŋu, eye ɖekakpuiwo nadze si nu,
eye woabu tame; 5 ne nunyala
nasee, eye wòadzi efe nunya ɖe
dzi, eye mɔ sɔsɔe nasu nugɔme-
sẹla si: 6 ne woase lododowo, abe-
bubuwo, nunyalawo fe nyawo
kple adzowo gɔme.
7 [k]Yehowa-vɔvɔ̃ enye sidzedze
fe gɔmetoto; ke bometsilawo doa
vlo nunya kple amehehe. 8 Vi-
nye, se fofowò fe amehehe, eye
megagblẽ dawò fe nufiame ɖi o;[l]
9 elabena sefofotsihe nyui wònye
na wò ta kple kɔgɛ na wò kɔ."

[i] Fia. I. 5, 9-12.
[k] 9, 10; Ps. 111, 10; Hl. 28, 28.
[l] 6, 20.
[n] 4, 9.

Nuxɔxlɔ̃ le amebleławo ŋuti.

10 Vinye, ne nuvɔ̃wɔlawo le
nuwò blem la, megalɔ̃ edzi o!
11 Ne wogblɔ be: Yi kpli mí, mía-
de xa ɖe ʋukɔkɔɖi ŋu, eye míanɔ

adeklo dzi ḍe ame madiƒɔ ŋu na-
neke mawɔmawɔe, 12 míami wo
agbagbe abe tsiẽƒe ene, 13 míaƒe
asi asu nu vevi vovovowo dzi,
eye míatsɔ aboyonu ayɔ míaƒe
xɔwoe, 14 nanɔ tasɔsɔ ḍeka me
kpli mí, eye akplo ḍeka nanɔ mí
katã mía si la, 15 ekema vinye, me-
gazɔ mɔ ḍeka dzi kpli wo o, eye
nahe wò afɔ ḍe megbe tso wo toƒe-
wo. 16 Elabena woƒe afɔwo le tsɔ-
tsɔm ḍe vɔ̃ḍiwɔwɔ ŋu, eye wole
abla ḍem, be woakɔ ʋu ḍi. 17 Ela-
bena dzodzroe woḍoa mɔ̃ ḍi le
xewo katã ŋku me. 18 Woawo
la woawo ŋutɔ ƒe ʋu ŋue wole
xa ḍem ḍo, eye woawo ŋutɔ ƒe
agbe ŋue wole adeklo dzi ḍo.
19 Alea wòanɔ na amesiwo katã
le viḍe madzɔmadzɔ yome tim
lae; aḍe ekpɔlawo ƒe agbe ḍa.

**Tomaḍomaḍo ƒe tohehe.**

20 Nunya le ɣli ḍom le kpɔ-
ḍomee, eye wòkɔ eƒe gbe dzi le
ablɔwo me, 21 ele ɣli ḍom le kpɔ-
ḍomeewo ƒe dzogoe, siwo dzi zi
le, kple agbowo nu, du blibo la
katã me wòle eƒe nyawo gblɔm
le be:[f] 22 Xekaɣi mi gegemewo
mialɔ̃ bometsitsi, mi fewuḍulawo
miakpɔ dzidzɔ le fewuḍuḍu ŋu,
eye mi bometsilawo mialé fu si-
dzedze ase ḍo? 23 Mitrɔ kɔ ḍe
nye mokaname ŋuti. Kpɔ ḍa, mana
nye gbɔgbɔ nado bɔbɔbɔ, eye
mana miadze si nye nyawo. 24 Esi
mele ame yɔm, eye miegbe, meke
nye abɔwo, eye amea ḍeke melé
ŋku ḍe eŋu o,[g] 25 miedo toku nye
aḍaŋuḍoḍowo katã, eye miegbe
nye mokaname la, 26 eyata nye
hã mako nu le miaƒe dzɔgbevɔ̃e
ŋu, eye maḍe alɔme, ne ŋɔdzi xa
aƒe na mi,[k] 27 ne ŋɔdzi xa aƒe na
mi abe dziya ene, eye miaƒe dzɔ-
gbevɔ̃e do abe ahom ene; ne hiã
kple xaxa va mia dzi. 28 Ekema
woaɣɔm, eye nyematɔ o; woadim,
ke womakpɔm o.[n] 29 Le esi wolé
fu sidzedze, eye wometia Yeho-
wa-vɔvɔ̃ o, 30 le esi womelɔ̃ ḍe
nye aḍaŋuḍoḍo dzi o, eye woḍo
vlo nye mokanamewo katã ŋuti
la, 31 eyata woaḍu woƒe zɔzɔme
ƒe kutsetsewo, eye woƒe aḍaŋu-
ḍeḍewo neḍi ƒo na wo.[p] 32 Ela-
bena gegemewo ƒe godzedze wua
woawo ŋutɔwo, eye bometsilawo
ƒe anyinɔnɔ bɔkɔɔ tsrɔ̃a wo.[a] 33
Ke amesi ḍoa tom la, anɔ anyi
bɔkɔɔ, eye dzɔgbevɔ̃e ƒe ŋɔdzi-
doname maḍe dzi le eƒo o.[b]

**Nuxɔxlɔ̃ bena, woaḍi nunya yome vevie; gake woakpɔ ame ḍokui dzi le ameblelawo ta.**

2 Vinye, ne èxɔ nye nuƒoƒo wɔ
tɔwòe, eye nèdzra nye sewo
ḍo ḍe ḍokuiwò gbɔ, 2 be nèƒu wò
to anyi ḍe nunya ŋu, eye nèbi wò
dzi ḍe gɔmesese ŋuti, 3 ẽ, ne[d]èyɔ
nunya, eye nèkɔ wò gbe dzi ḍe
gɔmesese ŋu la, 4 ne èdii abe
klosalo ene, eye nèdi eyome mɔ
abe kesinɔnu, si le to me ene la,
5 ekema àse Yehowa-vɔvɔ̃ gɔ-
me, eye wò asi atu sidzedze Ma-
wu. 6 Elabena Yehowa naa nu-
nya, eƒe nu me sidzedze kple
gɔmesese dzɔ tso; 7 edzraa dzɔ-
gbenyuie vavã ḍo ḍi na [e]nuteƒewɔ-
lawo, akpoxɔnu wònye na ame-
siwo ƒe zɔzɔme ŋu ƒoḍiḍi mele o,
8 ne wòakpɔ nu dzɔdzɔe ƒe toƒe
ta, eye wòadzɔ eƒe mawumeme-
me ƒe mɔ ŋuti. 9 Ekema àse dzɔ-
dzɔenyenye, nu dzɔdzɔe kple nu-
teƒewɔwɔ gɔme; mɔ nyuiwo katã
gɔme nase; 10 ekema nunya age
ḍe wò dzi me, eye sidzedze avivi
wò luʋɔ nu. 11 Tamebubu akpɔ
dziwò, eye gɔmesese adzɔ ŋuwò,
12 ne wòaḍe wò tso mɔ vɔ̃ dzi,
le amesiwo gblɔa godzenya la ŋu,
13 amesiwo gblẽ mɔ dzɔdzɔe la
ḍi, be woazɔ bluko ƒe mɔ dzi,
14 amesiwo le dzidzɔ kpɔm ḍe
vɔ̃wɔwɔ ŋu, eye wole aseye tsom
ḍe godzedze vɔ̃ḍi ŋu, 15 amesiwo
toƒe le gɔḍɔ̃gɔḍɔ̃, eye wodze tso
woƒe mɔwo dzi; 16 ne [h]wòaḍe wò
tso ame tutɔ srɔ̃ si me, tso duta-
nyɔnu, si [i]ḍea ami ḍe eƒe nyawo
la, si me, 17 amesi gblẽ eƒe ḍe-
tugbi me srɔ̃ ḍi, eye wòŋlɔ woƒe
Mawu ƒe nubabla be; 18 elabena
eƒe aƒe ḍo agu yi ku gbɔ, eye
eƒe mɔwo yi tsiẽƒe.[l] 19 Amesiwo
katã yia egbɔ la, womegatrɔna
gbɔna o, eye womegava tsoa agbe-
mɔ me o. 20 Ne nato ame nyuiwo
ƒe mɔ dzi, eye nalé ame dzɔdzɔe-
wo ƒe toƒe ḍe asi. 21 Elabena nu-
teƒewɔlawo anɔ anyigba la dzi,
eye ame madiƒɔwo asusɔ ḍe edzi;[o]
22 ke woatsrɔ̃ ame vɔ̃ḍiwo ḍa le
anyigba dzi, eye woaho ame ma-
dianukwarewo ḍa le edzi.[r]

a 8, 36.
b 8, 34.
d Yak. 1, 5.
e Nyagb. 7, 29.
f 8, 1.
g Yes. 65, 2. 12.
h 6, 24; 7, 5.
i 6, 3.
k 3, 24.
l 5, 5. 6.
n Yes. 59, 2; Mi. 3, 4.
o Ps. 37, 9. 29; Mat. 5, 5.
p Yes. 3, 10. 11.
r Ps. 37, 10. 22.

Mawuvɔ̃ kple nunya ƒe yayra.

**3.** Vinye, megaŋlɔ nye nufiame
be o, eye wò dzi nedzra nye
sededewo ɖo; 2 elabena woahe
agbenɔnɔ didi, ƒe nyuiwo kple
ŋutifafa vɛ na wò kpaŋkpaŋ.[b]
3 Amenuveve kple nyateƒe me-
gate ɖa le ŋuwò o; [d]tsɔ wo de
kɔ, ŋlɔ wo ɖe wò dzi ƒe kpe dzi;
4 ekema amenuveve kple gɔme-
sese nyui asu asiwò le Mawu kple
amegbetɔwo ŋku me.[c]
5 Ðo ŋu ɖe Yehowa ŋu tso dzi
blibo me, ke megaɖo dzi ɖe wò
gɔmesese ŋu o. 6 Lé ŋku ɖe eŋu
le wò mɔwo katã dzi, ekema ata
mɔ na wò. 7 [g]Meganye nunyala
le ɖokuiwò ŋku me o, vɔ̃ Yeho-
wa, eye natsri vɔ̃; 8 ekema esia
ada gbe le wò ƒodo ŋu, eye wòana
wò ƒuwo me nafa miaa.[h] 9 Tsɔ wò
kesinɔnuwo kple wò agblemenu-
wo katã ƒe gbãtɔwo du bubu Ye-
howa ŋu,[k] 10 ekema nu ayɔ wò
ava taŋtaŋ, eye wein agbagba ɖe
wò ahafiãƒe. 11 Vinye, megagbe
Yehowa ƒe amehehe o, eƒe mo-
kaname megaɖu dzi na wò o![l]
12 Elabena amesi Yehowa lɔ̃na
la, eya wòhea to na abe vi, si gbɔ
fofoa melɔ̃a nu le o ene.[n]
13 Woayra amesi tu nunya kple
amesi ƒe asi su gɔmesese dzi.[o]
14 Elabena eƒeƒle nyo wu klosalo-
ƒeƒle, eye eƒe viɖe ƒo sika ta.[p]
15 Exɔ asi wu adzagba, eye wò
nu veviwo katã mede enu o.[s]
16 Agbenɔnɔ didie le eƒe ɖusi me,
eye kesinɔnu kple bubu le eƒe
mia me.[u] 17 Eƒe mɔwo nye mɔ vivi,
eye eƒe toƒewo katã nye ŋutifafa.
18 Agbeti wònye na amesiwo lée
ɖe asi, eye woayra amesi vàe
goŋgoŋ la. 19 Nunyae Yehowa
ŋutɔ tsɔ ɖo anyigba gɔme anyii,
eye gɔmesese wòtsɔ li ke dziƒoe.[v]
20 Eƒe sidzedze na tɔwo gɔme
ŋɔ, eye alilikpowo dza zãmu.
21 Vinye, megana wòate ɖa le
ŋkuwò me o; lé nunya vavã kple
tamebubu me ɖe asi sesĩe; 22 eke-
ma woanye agbe na wò kple [a]atsyɔ̃-
ɖonu na wò kɔ. 23 Ekema àlé
wò mɔ atsɔ dedie, eye wò afɔ
makli naneke o. 24 Ne èmlɔ anyi
la, màɖi vo o, ke boŋ alɔ̃ avivi
na wò.[d] 25 Ne ŋɔdzi ƒo ɖi kpoyi,
eye gbegblẽ va ame vɔ̃ɖiwo dzi
la, dzika matso ƒowò o. 26 Ela-
bena Yehowa ye nye wò [a]ŋuɖo-
ɖeŋutɔ, eye wòakpɔ wò afɔ dzi
tso mɔ̃ me.
27 Megate nu nyui hiãtɔ, ne-
nye be ŋutete le ŋuwò na ewɔwɔ
o. 28 Ne ele asiwò la, megagblɔ
na hawòvi be: „Heyi, ne nagava,
etsɔ hã mana wò" o! 29 Megabu
vɔ̃ ɖe hawòvi ŋu, esime wòɖe dzi
ɖi le gbɔwò o. 30 Megawɔ dzre
kple amea ɖeke yakatsyɔ, ne me-
wɔ vɔ̃a ɖeke wò o. 31 Megaŋɔ̃
ŋu sesẽnuɖula o, eye eƒe mɔa
ɖeke megadze ŋuwò o. 32 Ela-
bena godzela enye ŋunyɔ na Ye-
howa, ke [f]tsi metoa eya kple dzi-
me dzɔdzɔe tɔ domee o. 33 Yeho-
wa ƒe fiƒode le ame vɔ̃ɖi la ƒe
me, ke eyraa ame dzɔdzɔe la
nɔƒe. 34 Eɖua fewu le fewuɖu-
lawo ŋu, ke evea ame bɔbɔɖeanyi-
wo ya nu.[i] 35 Bubu anye nu-
nyalawo ƒe gome, ke ŋukpe alé
bometsilawo.

Nuxɔxlɔ̃ bena, woadze nunya ƒe nufiafia yome.

**4.** Mi viwo, mise fofowo ƒe ame-
hehe, miɖo ŋku anyi, ne miadze
si gɔmesese. 2 Nufiafia nyui mele
tsɔtsɔm na mi, migagblẽ nye nu-
fiame ɖi o. 3 Elabena esi menye
ɖevi na fofonye, vi fẽ kple tenuvi
na danye la, 4 efia num gblɔ nam
bena: Wò dzi neku ɖe nye nya-
wo ŋu, [r]dzra nye sededewo ɖo,
ekema ànɔ agbe. 5 Ƒle nunya,
ƒle gɔmesese![t] Megaŋlɔe be o,
eye megate ɖe aga tso nye nu
me nyawo ŋu o. 6 Megaɖe asi le
eŋu o, ekema adzra wò ɖo; lɔ̃e,
ekema akpɔ tawò. 7 Nunya ƒe
gɔmetoto enye be, woaƒle nunya.
eye natsɔ wò kesinɔnuwo katã
aƒle gɔmesesee. 8 Kɔe ɖe dzi,
ne wòakɔ wò ɖe dzi, akplɔ bubu
aƒu wò, ne èkpla asi kɔ nɛ. 9 Aɖɔ
sefofotsihe nyui ɖe ta na wò, eye
wòana fiakuku dzeani wò.[y]
10 Vinye, see, eye naxɔ nye
nyawo awɔ tɔwòe, ekema [z]agbe-
nɔƒe geɖe anɔ asiwò. 11 Nunya-
mɔ fiam mele wò, eye mekplɔ wò
to toƒe dzɔdzɔe.[b] 12 Ne èle yiyim
la, wò atame maxaxa o, eye ne
èle du dzi la, màkli nu o. 13 Lé
amehehe ɖe asi sesĩe, megage le
asiwò o, dzɔ eŋu, elabena wò
agbee wònye. 14 Megage ɖe ame
vɔ̃ɖiwo toƒe o, eye megazɔ ame

a 10, 29. b 4, 10; Mo. III. 18, 5. d 6, 21; 7, 3; Mo. V. 6, 8; Yer. 31, 33. c Lu. 2, 52. f Ps. 25, 14. g Yes. 5, 21. h 4, 22. i 1, 26; Pet. I. 5, 5. k Mo. II. 23, 19. l Hi. 5, 17–19; Heb. 12, 5. 6. n Nyad. 3, 19. o Mat. 13, 44. p 8, 10. 19. r Mo. III. 18, 5. s Mat. 13, 45. 46. t 3, 5. u kp. 2. v 8, 24–30. y 1, 9. z 3, 2. a 1, 9. b Ps. 32, 8; 27, 11. d Ps. 3, 6; 4, 9.

vlowo ƒe mɔ dzi o.[a] 15 Ɖe kɔ ɖa
le eŋu, eye megato edzi o; dze
le eŋu, eye nato eŋu ayi. 16 Ela-
bena woawo la, ne womewɔ vɔ̃ o
kpaa, wometea ŋu dɔa alɔ̃ o, eye
ne womeƒu ame anyi o la, alɔ̃-
dɔdɔ buna ɖe wo. 17 Elabena wo-
ɖua nu vɔ̃ɖi wɔwɔ ƒe abolo, eye
wonoa sesẽnuwɔwɔ ƒe wein. 28
Ame dzɔdzɔe ƒe toƒe le abe agu-
dzedze ƒe kekeli, si nɔa kɔkɔm
ɖe dzi, vaseɖe esime ŋu kena keŋ
ene. 19 Ke ame vɔ̃ɖi ƒe mɔ le abe
blukɔ ene; womenya afika wole
nu kli ge le o.[b]
20 Vinye, lé to ɖe nye nyawo
ŋu, eye naƒu to anyi ɖe nye nu-
ƒoƒo ŋu. 21 Womegate ɖa le ŋku-
wò me o, dzra wo ɖo ɖe wò dzi
ƒe gogloeaƒe. 22 Elabena agbe
wonye na amesiwo katã ƒe asi su
wo dzi la, eye woyɔa dɔ woƒe
ŋutilã blibo la.[c] 23 Dzɔ wò dzi
ŋu wu nuwo katã, elabena eya
me agbe tsona. 24 Ɖe alakpanu
ɖa le ɖokuiwò ŋu, eye nate ʋɔa-
tsonuyi ɖa le ɖokuiwò gbɔ. 25 Wò
ŋkuwo nekpɔ ŋgɔ tẽ, eye wò ada-
bawo nelé mɔ ɖeka tsɔ le ŋgɔwò.
26 Ɖe toƒe dzɔdzɔe na wò aƒɔwo,
eye wò mɔwo katã nesɔ ɖe eteƒe.[f]
27 Megadze ɖe ɖusi alo mia me o,
te wò afɔ ɖe aga tso vɔ̃ gbɔ.[g]

a 1, 10; Ps. 1, 1.
b 13, 9; 24, 20.
d Nyagb. 8, 9.
e 3, 8. 13—18.
f Heb. 12, 13.
g Mo. V. 5, 29.

wò ŋutilã kple wò lãkusi ŋu la,
màganɔ hũ ɖem 12 anɔ gbɔgblɔm
be: Ao, nukaŋuti mehelé fu ame-
hehe, eye nye dzi do vlo moka-
name, 13 nyemedo to amesiwo le
nu fiamem la, ƒe gbe o, eye nye-
meƒu to anyi ɖe nye nufialawo
ŋu oa? 14 Ekpɔtɔ vie mege ɖe
dzɔgbevɔ̃ewo tsyo ƒomevi me le
takpekpewo kple amehawo dome
kloe!
15 No tsi tso wò tsiɖo me, tsi-
dzidzi tso wò vuɖo me! 16 Ɖe wò
tsi adzi agba go, eye wò tɔʋuwo
asi ɖe gbagbagbea? 17 Wò ɖeka
tɔwò ke woanye, eye ame bubu
makpe ɖe ŋuwò o! 18 Wò vuɖo
anye yayra, eye àkpɔ dzidzɔ le
wò ɖekakpui me srɔ̃ ŋu, 19 eya, si
nye zinɔ dzeameŋu kple sãde nyo
la, [d]eƒe no nemu wò, eye eƒe lɔlɔ̃
nena nanɔ ya mum ɖaa.
20 Ke vinye, nukaŋuti nyɔnu
tutɔ ana nanɔ ya mum, eye na-
kpla asi kɔ na ɖutanyɔnu? 21 Ela-
bena amesiame ƒe mɔ le nuvo le
Yehowa ŋku me, eye eyae ɖea
woƒe toƒewo katã. 22 Ame vɔ̃ɖi
ŋutɔ ƒe vodadawo lénɛ, eye eƒe
nuvɔ̃ ƒe ka ɖenɛ. 23 Eku, ela-
bena eɖo ko le amehehe me, eye
eƒe bometsitsi gbogboawo na wòle
nagbanagba kum.

Nyagbegbe na ame le nu tovo wɔwɔ ŋuti.

5. Vinye, lé to ɖe nye nunya
ŋu, ƒu to anyi ɖe nye gɔme-
sese ŋu, 2 ne nadzra tamebubu
ɖo, eye wò nuyiwo nalé sidzedze
ɖe asi. 3 Elabena nyɔnu tutɔ ƒe
nuyi le anyitsi tsyɔm, eye eƒe
veme zrɔ̃ drẽdrẽdrẽ wu ami;[i]
4 ke mlɔe ke la evena wu atsa,
eye wòɖana wua yi nuevee. 5 Eƒe
afɔ ɖi abu yina ku gbɔ, eye tsiẽƒe
ku ɖe eƒe afɔ ŋu goŋgoŋ. 6 Eƒe
toƒewo le ʋuʋum, ke medze sii
o, ne magalé agbemɔ la atsɔ o.
7 Eyata mi viwo, miɖo tom, eye
migate ɖe aga le nye numenya-
wo ŋu o. 8 Na wò mɔ naƒo asa
nɛ, eye megagogo eƒe aƒe ƒe ʋɔ-
tru o, 9 ne magatsɔ wò atsyɔ̃ɖoɖo
na ame tutɔwo kple wò ƒewo na
ŋutasẽla o; 10 ne ame bubu ma-
gatsɔ wò kesinɔnuwo aɖi ƒoe, eye
nusi nèwɔ dɔ kpɔ la, nayi ame
tutɔ ƒe me o; 11 eye ne eɖo mlɔea-
nu na wò, eye wɔna le vɔvɔm le

h 11, 15; 17, 18; 20, 16.
i 2, 16—19.
k 10, 4; 20, 4.

Nuxɔxlɔ̃ le ŋgɔgbenɔnɔ ŋuti.

6. Vinye, ne èƒu asi akɔ ɖe ha-
wòvi nu, eye nèlé ƒe nu na
ame tutɔ,[h] 2 wò numenya ɖe nya-
gbatee ɖowòme, eye wò numenya
lé wò la, 3 ekema, vinye, wɔ ale,
ne naɖe ɖokuiwò — ège ɖe ha-
wòvi si me ɖe —: Yi naxlã ɖokui-
wò ɖe eƒe afɔ nu, eye naƒoe ɖe
hawòvi nu. 4 Megana alɔ̃ nava
wò ŋku dzi o, eye akɔlɔ̃e megaɖo
wò aɖaba me o. 5 Ɖe ɖokuiwò
le esi abe sãde ene, eye abe xevi
tso mɔ̃trela si me ene.

Nyagbegbe na ame le kuvìawɔwɔ ŋuti.

6 Wò kuviatɔ, yi anyiɖi gbɔ,
kpɔ eƒe nuwɔna ɖa, eye nadze
nunya![k] 7 Esi amegã, dzikpɔla
kple dziɖulaa ɖeke mele esi o hã
la, 8 eƒoa eƒe abolo le dzomeŋɔli,
eye wòtua eƒe nuɖuɖu ɖo le nu-
ŋeyi. 9 Kuviatɔ, ɣekaɣi nanɔ aba
dzi ase ɖo? Ɣekaɣi nanyɔ tso
wò alɔ̃ɖɔɖɔ me? 10 Gadɔ alɔ̃ vie,
gaɖɔ akɔlɔ̃e vie, ɖe asi asitɛ me

nagbɔ ɖe eme vie![a] 11 Ekema wò ahedada aɖi kpe wò abe mɔzɔla ene, eye wò hiã abe ŋutsu, si bla akpa ene.

Nuxɔxlɔ̃ le vɔ̃ɖinyenye ŋuti.

12 Yakame kple ame gbegblẽ enye amesi tsɔa [b]alakpadanu nɔa yiyimee, 13 eya, amesi [d]miãa ŋku ɖe ame, etoa nya kple eƒe afɔ, eye wòtsɔa eƒe asi fiaa dzesii, 14 eya, amesi ƒe dzi me ayedzedze le, eɖoa vɔ̃ ɖe tame ɣesiaɣi, eye wòdea dzre aƒe. 15 Eyata eƒe gbegblẽ afɔ ɖe edzi kpoyi, agbã zi ɖeka, eye hayahaya manɔ eŋu o.

16 Nu aɖe Yehowa lé fui, eye adadrelia nye ŋunyɔ na eƒe luʋɔ: 17 dadaŋkuwo, aʋatsoɖe kple asi, siwo kɔa ʋu maɖifɔ ɖi, 18 dzi, si ɖoa tame gbegblẽ, afɔ, siwo tsɔna ɖe vɔ̃ ŋu, 19 amesi ɖua aʋatsoɖasefo hedaa alakpa, kpakple amesi dea dzre nɔviwo dome.

Le ahasiwɔwɔ ŋuti.

20 Vinye, dzra fofowò ƒe sedede ɖo, eye megagblẽ dawò ƒe nufiame ɖi o.[g] 21 Blae ɖe wò dzi ŋu ɖaa, eye naxatsae ɖe wò kɔ ŋu.[h] 22 Ne èle azɔli dzi la, akplɔ wò, ne èmlɔ anyi la, adzɔ ŋuwò, eye ne ènyɔ la, [i]aɖo dze kpli wò. 23 Elabena akaɖie nye se la, kekelie nye nufiame la, eye agbemɔ enye mokaname, siwo fiaa mɔnu ame la. 24 Ne nadzra ɖokuiwo ɖo tso nyɔnu vɔ̃ɖi la si me kpakple dutanyɔnu aɖe zɔzrɔ̃etɔ la si me.[k] 25 Eƒe tugbedzedze megadzro wò le dzi me o, eye megatsɔ eƒe aɖaba lé wò o. 26 Elabena gbolo ɖe wòɖia gbɔ ame vaseɖe abolo dzi, eye nyɔnu srɔ̃tɔ le agbe xɔasi la minyam. 27 Ðe amea ɖe ate ŋu aɖe dzo ɖe akɔnu, eye eƒe avɔ nagbe fiafiã? 28 Alo ɖe amea ɖe azɔ dzoka xɔxɔ dzi, eye eƒe afɔ nagbe fiafiã? 29 Alea ke wòanɔ na amesi de ehavisrɔ̃ gbɔe; amesiame, si de asi eŋu la, matsi to mahemahe o.[n] 30 Womedoa vlo fiafitɔ, ne efi fi, be wòatsɔ atsi eƒe dɔwuame nu, esime ƒomenui le ewɔm o; 31 ke ne asi tui la, aɖo eteƒe zi adre, eye wòatsɔ eƒe me nuwo katã ana. 32 Gake amesi wɔ ahasi kple nyɔnua ɖe la, tagbɔ gbegblẽtɔ wònye; amesi le didim be, yeatsrɔ̃ yeƒe agbe la, eyae wɔa ale nusia tɔgbe.[o] 33 Ƒoƒo kple dzu atso eme nɛ, eye eƒe ŋukpe nu matsi o. 34 Elabena ŋutsu ƒe dziku ɖe wòʋãa ŋu, eye mekpɔa nublanui le hlɔ̃biagbe o. 35 Avulénua ɖeke malé enu o, eye ne èna nu geɖe hã la, malɔ̃ o.

Le amegbegblẽ kple eyomedzenuwo ŋuti.

7 Vinye, dzra nye nuƒoƒo ɖo, [a] eye naɣla nye sedeɖewo ɖe gbɔwò. 2 Dzra nye sedeɖewo ɖo, ne nanɔ agbe, kple nye nufiamewo ɖo abe wò gadaglamakui ene. 3 Bla wo ɖe wò asibidewo ŋu, eye naŋlɔ wo ɖe wò dzi ƒe kpe dzi.[c] 4 Gblɔ na nunya be: nɔvinye nènye, eye nayɔ xɔlɔ̃ na gɔmesese; 5 ne woadzra wò ɖo tso nyɔnu tutɔ si me, tso dutanyɔnu, si ɖea ami ɖe eƒe nyawo la si me.[f]

6 Mele nye xɔ ƒe fesre nu kpɔ nu to adzrala nu. 7 Tete meɖe ŋku ɖe ame bebewuwo dome, eye mekpɔ ɖekakpuivi bometsilaa ɖe le ŋutsuviwo dome. 8 Eya le tsatsam le kpɔdomee le eƒe dzogoe kasa, eye wòle zɔzɔm ɖo ta eƒe aƒe gbɔ 9 le fiẽ, esime anyigba le tsyɔtsyɔm, le zã kple blukɔ me. 10 Eye kpɔ ɖa, nyɔnua ɖe le gbolovɔ me va do goe, eye ayedzedze le tame nɛ. 11 Eƒe mo nyrã, eye wòɖe ka eɖokui, eye eƒe afɔwo gbe be, yewomatɔ ɖe eƒe me o. 12 Eyae le kpɔdomee fifi, kasiaa eya nye ekem nyɔ ɖe ablɔ me, eye wòɖe xa ɖe dzogoe ɖesiaɖe dzi. 13 Elée hegbugbɔ nu nɛ, eye wòɖo ŋku me kplalaa gblɔ nɛ be: 14 Egbea metsɔ [l]akpedavɔsa xe nye adzɔgbedeƒe ɖe ɖokuinye nu. 15 Eyata medo be, mado go wò, eye madi wò, eye azɔ la mekpɔ wò. 16 Meɖo kuntruwo ɖe nye aba dzi, avɔ ŋɔŋɔe, siwo wotsɔ Egipte-ka lɔ̃e. 17 Mewu sikɔni, anowɔtre kple adrike ɖe nye aba dzi. 18 Eyata na míano lɔlɔ̃ amu vaseɖe ŋdi, eye míaƒe dzeme nakɔ ɖe dzidzɔkpɔkpɔ me. 19 Elabena srɔ̃nye mele aƒe o, eyi nugbe didia ɖe; 20 etsɔ gakotoku la ɖo asi yli, gbesigbe dzinu sɔ tegblẽ la ko wòagbɔ va aƒe. 21 Etsɔ eƒe nuƒoƒo gedegedeawo blee, eye wòtsɔ eƒe nuyi zɔzrɔ̃e la lée. 22 Ekplɔe ɖo kɔ̃ enumake abe nyitsu, si yina ɖe ewuƒe ene, abe sẽ, si yina gege ge ɖe mɔ̃ me ene,

a 24, 33. 34.
b 10, 31. 32.
d 10, 10.
c 8, 8.
f 2, 16.
g 1, 8.
h 3, 3.
i 119, 172.
k 2, 16.
l Mo. III. 2, 3. 4.
n 5, 10–14.
o Kor. 1. 6, 18.

23 vasede esime aŋutrɔ nafo de *a* 3, 16.
efe aklã; eye abe xevi, si zɔ de
mɔ̃ dzi, eye menyae be, yefe ku
wònye o la ene.
24 Eyata, mi viwo, mido tom,
eye milé to de nye numenyawo
ŋu. 25 Megana wò dzi nadze ayi
efe mɔwo dzi o, eye megatra yi
etofewo o. 26 Elabena amesiwo
tsi esi me hedo baba di la, sɔ
gbɔ, eye amesiwo wòwu la, de *b* Hl. 28, 27.
ha. 27 Efe afe enye tsiẽfe fe mɔ
gede, siwo do ta ku fe xɔgãwo
me.[d] *d* 2, 18. 19.

### Nunya, si le Mawu gbɔ tso mavɔ me la fe ŋugbedodo na ame.

8 De nunya mele ɣli dom, eye
gɔmesese fe gbe mele didim
oa?[e] 2 Etsi tre de togbɛwo tame *e* 1, 20—33.
le mɔ to, kple mɔ dogoewo nu.
3 Ele ɣli dom le agboawo xa, le *f* Hl. 26, 10.
dua fe mɔ nu kple ʋɔtruawo nu
bena: 4 Ŋutsuwo, miawoe mele
ɣli dom na, eye amegbetɔviwoe
nye gbe le didim na. 5 Mi bebe-
wuwo, mixɔ ayedzedze na mia
dokui, eye mi bometsilawo, mixɔ
gɔmesese na mia dokui! 6 Misee.
elabena nya xɔasi gblɔm mele, *g* Hl. 38, 10. 11; Ps. 104, 9.
eye nusi le etefe pɛpɛpɛ la, nye
nu agblɔ. 7 Elabena nyatefe
gblɔm nye nu le, eye nu vɔ̃di *h* Mo. V. 33, 3.
enye ŋunyɔ na nye nuyiwo. 8 Nye
numenyawo katã le etefe, aye kple
alakpa mele wo me o. 9 Wo katã
me kɔ na amesiwo dze nunya,
eye wosɔ na amesiwo fe asi tu
sidzedze la. 10 Mixɔ nye ame-
hehe wu klosalo kple sidzedze
wu sika nyuitɔ.[i] 11 Elabena nu- *i* 3, 14.
nya nyo wu adzagba, eye nu ve-
viwo katã mede enu o. 12 Nye,
nunya, gbɔe ayedzedze le, eye *k* 2, 2.
asinye mee tamebubu vavã fe si-
dzedze le. 13 Yehowa-vɔvɔ̃ enye
fuléle vɔ̃; melé fu dada, dokui-
dododedzi, mɔ vɔ̃di kple alakpa-
nu.[l] 14 Tɔnyee nye adaŋudede *l* 6, 12—19.
kple edzisusu; nyee nye gɔme-
sese, eye tɔnyee nye ŋusẽ. 15 Dzi-
nyee fiawo tona dua fia, eye ame-
gãwo dea se dzɔdzɔe.[n] 16 Dzinyee *n* 16, 12; Nyagb. 16, 16.
tatɔwo tona dua amegã, eye anyi- *o* Mat. 22, 4.
gba dzi ʋɔnudrɔ̃lawo katã nyea
ame ŋkutawo. 17 Melɔ̃a amesiwo
lɔ̃m, eye amesiwo diam la, kpɔam.
18 Kesinɔnu kple bubu, nu xoxo-
wo kple dzɔdzɔenyenye le asi-
nye.[a] 19 Nye kutsetse xɔ asi wu
sika kple sika nyuitɔ, eye nye
nukpɔkpɔ nyo wu klosalo nyuitɔ.
20 Dzɔdzɔenyenye fe mɔ dzi zɔm
mele kple nu dzɔdzɔe fe tofe,
21 ne mana kesinɔnu amesiwo
lɔ̃am, eye made nu nudzradofe na
wo fũ.
22 Yehowa wɔm menye efe mɔ
fe gɔmetoto, efe nuwɔwɔwo fe
gbãtɔ tso blema ke.[b] 23 Tso tititi
wodom, tso gɔmedzedzea me ke,
esime anyigba dzɔ kelekele. 24
Wodzim, hafi tɔ goglowo nava do
anyi, hafi ne tsidzɔfe, siwo me
tsi le taŋtaŋ la, nava do anyi.
25 Wodzim, hafi ne woava di to-
wo de agu me; medo ŋgɔ na to-
gbɛwo, 26 hafi ne wòava wɔ anyi-
gba kple gbegbe kpakple anyigba
godoo fe anyikɔ gbãtɔwo. 27 Mele
etefe, hafi wòwɔ dzifo, esime [f]wò-
dzidze dziŋgɔli de tɔ gogloawo
dzi; 28 esime wòsa alilikpowo de
dzi me, eye tɔ goglowo dzi tsi
bɔbɔbɔ. 29 Esime wòdo sefe na
atsiafu, ne magagbɔ efe sedede
dzi ayi o, eye wòdo anyigba fe
zɔ anyi la,[g] 30 menye dɔnunɔla
le egbɔ, nye dzeme kɔ gbesiagbe,
eye mewɔ dɔ abe fefe ene le
eŋku me ɣeawokatãɣi; 31 mefe
le efe anyigba dzi godoo, eye [h]me-
kpɔ dzidzɔ le amegbetɔviwo ŋu.
32 Eyata, mi viwo, mido tom.
Woayra amesiwo dzra nye mɔwo
do. 33 Mido to amehehe, ne mia-
dze nunya, eye migagbee o. 34
Woayra amesi doa tom hedzɔa
nye ʋɔtru nu gbesiagbe, eye wò-
kpɔa nye agbo fe agbalinu dzi.
35 Elabena amesi fe asi tum la,
efe asi tu agbe, eye wòkpɔa ame-
nuveve tso Yehowa gbɔ.[k] 36 Ke
amesiwo dam fu la, wowɔ nu ve-
vi wo dokui; amesiwo katã lé
fum la, ku lɔ̃m wole.

### Nunya fe ameyɔyɔ xolɔ̃tɔe.

9 Nunya tu xɔ, eye wòkpa efe
sɔti adreawo, 2 ewu efe lã-
wo, edzro efe wein, eye wòdo
kplɔ̃ hã;[o] 3 edɔ efe dɔlanyɔnuwo
da, ne woado ɣli le dua fe kɔkɔ-
fewo be: 4 „Mi bebewuwo, miva
dze afii!" Ele gbɔgblɔm na nu-
nyalawo be: 5 „Miva, ne miadu
nye abolo, eye miano nye wein,
si metɔtɔ la! 6 Mide asi le bo-

metsitsi ŋu, ne miano agbe, eye
milé gɔmesese ƒe mɔ tsɔ tẽ![a]
7 Amesi le mɔnu fiam fewuɖula
la, kplɔa ŋukpe ƒua eɖokui, eye
amesi le mo kam na ame vɔ̃ɖi la,
dzu wònyena nɛ. 8 Megaka mo
na fewuɖula, ne wòalé fu wò o;
ka mo na nunyala boŋ, eye alɔ̃
wò.[f] 9 Na nu nunyala, eye wòa-
ganya nu ɖe dzi; fia nu ame dzɔ-
dzɔe, eye wòadzi eƒe nunyanya
ɖe dzi. 10 Yehowa-vɔvɔ̃ enye
nunya ƒe gɔmetoto, eye sidzedze
kɔkɔetɔ la enye gɔmesese.[g] 11 Ela-
bena wò ŋkekewo asɔ gbɔ to dzi-
nye, eye agbenɔƒewo adzi ɖe edzi
na wò.[h] 12 Ne èdze nunya la, enye
viɖe na wò ŋutɔ; ke ne ènye fe-
wuɖula la, wò ɖeɖe akpee.
13 Nyɔnu bometsila ƒe mo nyrã,
bebewu wònye, eye nunya mele
tagbɔ nɛ o. 14 Ebɔbɔ nɔ zikpui
dzi le eƒe aƒe ƒe agbalinu le dua
ƒe kɔkɔƒe, 15 ne yeayɔ amesiwo
to mɔ dzi yina, amesiwo lé woƒe
mɔ tsɔ tẽ be: 16 „Amesi nye ge-
geme la, neva dze afi!" Eye wòle
gbɔgblɔm na nunyalawo be: 17
„Tsi, si wofi, eyae vivina, eye vi-
vimebolo le ŋanɛ."[l] 18 Ke me-
nyae be, ŋɔliwo le afima, eye be
amesiwo wokpe la, tsiẽƒe ƒe aɖli
me wole o.

Dzɔdzɔenyenye yayra, nuvɔ̃ mayramayra.

**10.** Salomo ƒe lododowo.
Ɖevi nyanu doa dzidzɔ na
fofoa; ke ɖevi tsibome enye nu-
xaxa na dada.[p] 2 Kesinɔnu madzɔ-
madzɔ menye viɖea ɖeke o; ke
dzɔdzɔenyenye ɖea ame tsoa ku
me. 3 Yehowa megbea ame dzɔ-
dzɔewo ƒe [s]dɔwuamenutsitsi o;
ke etutua ame vɔ̃ɖiwo ƒe didi ɖa.
4 Amesi wɔa alɔgblɔlɔ le dɔ ŋu
la, aɖo ko, ke veviedolawo ƒe asi
hea kesinɔnu vɛ.[t] 5 Amesi ƒoa nu
ƒu le dzomeŋɔli la, vi nyanue;
amesi dɔa alɔ̃ le nuŋeɣi la, vi
wɔŋukpenanue. 6 Yayra ava ame
dzɔdzɔe ƒe ta dzi, ke ŋutasesẽ
ɣla ɖe ame vɔ̃ɖiwo ƒe nu me.
7 Ŋkuɖoɖo ame dzɔdzɔe la dzi
zua yayra, ke [z]ame vɔ̃ɖi la ƒe ŋkɔ
nyunyɔna. 8 Amesi nunya le ta-
gbɔ na la, xɔa sedede na eɖokui;
ke bometsila, si glãgbɔ li na la,
dea eɖokui gbegblẽ me. 9 Amesi
ƒe azɔlime ŋu fɔɖiɖi mele o la,

a 1, 22. — b 6, 18. — d kp. 31; 13, 14. — e Pet. I. 4, 8. — f 23, 9. — g 1, 7. — h 3, 2. 16. — i 18, 11. — k Lu. 16, 19. — l 20, 17. — n Ps. 127, 2. — o 1, 27. — p 15,20; 17,21.25. — r Ps. 37, 4. — s Ps. 37, 19. 25. — t 6, 6–11; 12, 24. 27; 19, 15; 28, 19. — u 9, 11; 14, 27. — v Ps. 3, 18. — x Hi. 3, 13. — z Hi. 18, 17; Ps. 9, 6. — a 3, 26. — b Ps. 112, 6. — d 2, 22. — e kp. 11; Ps. 37, 30.

azɔ dedie; amesi glɔ̃ eƒe mɔ la,
asi atui. 10 Amesi [b]miãa ŋku ɖe
ame la, hea dziku vɛ; bometsila,
si glãgbɔ li na la, dea eɖokui gbe-
gblẽ me. 11 Agbevudo enye ame
dzɔdzɔe ƒe nu, ke ŋutasesẽ yɔ
ame vɔ̃ɖiwo ƒe nu me.[d] 12 Fuléle
dea dzre aƒe, ke [e]lɔlɔ̃ tsyɔa dzi-
dadawo katã dzi. 13 Nugɔmese-
lawo ƒe nuyiwo dzi wokpɔa nu-
nya lena, ke ame manyanuwo ƒe
mẽdome tɔ enye ati. 14 Nunya-
lawo dzraa sidzedze ɖo; ke bo-
metsila ƒe nu te ɖe gbegblẽ ŋu.
15 Hotɔ ƒe kesinɔnuwo nye du
sesẽ nɛ; ke hiãtɔ ƒe gbegblẽ enye
eƒe ahedada.[i] 16 Ame dzɔdzɔe wɔa
eƒe dɔwɔfetu ŋu dɔ hena agbe-
nɔnɔ; [k]ame vɔ̃ɖi la wɔa eƒe viɖe
ŋu dɔ hena nuvɔ̃wɔwɔ. 17 Amesi
dzraa amehehe ɖo la, ele agbemɔ
dzi; ke amesi mebua mokaname
o la, etra mɔ. 18 Amesi léa fu
ame le adzame la, alakpanue; eye
amesi lia ame gɔme la, bometsi-
lae. 19 Dadaƒu megbea nuƒoƒo
vivivo me o; ke amesi kpɔa eƒe
nuyiwo dzi la, nunyalae. 20 Klo-
salo nyuitɔ enye ame dzɔdzɔe
ƒe aɖe; ke ame vɔ̃ɖi ƒe dzi mele
ɖeke me o. 21 Ame dzɔdzɔe ƒe
nuyi kplɔa ame geɖewo; ke nu-
manya wua bometsilawo. 22 Ye-
howa ƒe yayra wɔa ame kesinɔtɔ
agbagba madzemadzee.[n] 23 Alesi
nu vlo wɔwɔ nye fefenui na bome-
tsila la, nenema nunya le na nu-
gɔmesela. 24 [o]Nusi sim ame vɔ̃ɖi
le la, eyae dzɔna ɖe edzi; ke [r]ame
dzɔdzɔewo ƒe didi vaa eme na
wo. 25 Ne ahomya ƒo la, ekema
ame vɔ̃ɖi la nu ayi; ke ame dzɔ-
dzɔe la ali ke tegbee. 26 Alesi
aha tsitsi le na aɖuwo kple dzu-
dzɔ na ŋkuwo la, nenema kuviatɔ
le na amesi dɔ dɔe. 27 Yehowa-
vɔvɔ̃ dzia agbe me ŋkekewo ɖe
edzi; ke ame vɔ̃ɖiwo ƒe ƒewo ato
ɖe eme.[x] 28 Ame dzɔdzɔewo ƒe
[v]lala zua dzidzɔ, ke ame vɔ̃ɖiwo
ƒe [u]mɔkpɔkpɔ zua ya. 29 Yeho-
wa ƒe mɔ enye mɔ̃ sesẽ na fɔma-
ɖila, ke enye gbegblẽ na nu ma-
dzɔmadzɔ wɔlawo.[a] 30 [b]Ame dzɔ-
dzɔe maɖã akpɔ o tegbee, ke [d]ame
vɔ̃ɖiwo matsi anyigba dzi o. 31
Nunya miena tsoa ame dzɔdzɔe
ƒe nu me; ke alakpaɖe atsrɔ̃.[e]
32 Ame dzɔdzɔe ƒe nuyi nyaa

nya dzeto gbɔgblɔ, ke ame vɔ̃ɖi
ƒe nu enye alakpago.

**Mawuvɔ̃lawo kpɔa dzɔgbenyuie, mawumavɔ̃lawo kpɔa dzɔgbevɔ̃e.**

11. Nudanu amebatɔ enye ŋunyɔ
na Yehowa; ke nudanu blibo
dzea eŋu.[d] 2 Afisi dàda le la, afi-
ma ŋukpe hã le; ke amesiwo bɔ-
bɔa wo ɖokui ɖe anyigba la, si
me nunya le.[e] 3 Fɔmaɖi enye
nuteƒewɔlawo kplɔla; ke alakpa
tsrɔ̃a ame mawɔnuteƒewo.[g] 4 Ke-
sinɔnu menye viɖea ɖeke le dzi-
kudogbe o; ke dzɔdzɔenyenye
ɖea ame tsoa ku me.[h] 5 Ame ma-
ɖifɔ ƒe dzɔdzɔenyenye taa mɔ nɛ;
ke ame vɔ̃ɖi ƒe vɔ̃wɔwɔ tsɔnɛ ƒua
anyi. 6 Nuteƒewɔlawo ƒe dzɔdzɔe-
nyenye ɖea wo; ke ame mawɔ-
nuteƒewo ŋutɔ ƒe dzodzro wotsɔna
lèa woe. 7 Ne ame vɔ̃ɖi la ku
la, ekema eƒe mɔkpɔkpɔ nu yi,
eye ame vlowo ƒe lala zu ya.[k]
8 Woɖea ame dzɔdzɔe tsoa hiã
me, eye ame vɔ̃ɖi xɔna ɖe eteƒe.[n]
9 Yakamewo ƒe nuƒoƒo tsrɔ̃a wo
haviwo; ke nunya wotsɔna ɖea
ame dzɔdzɔewoe. 10 Ne enyo na
ame dzɔdzɔewo la, du kpɔa dzi-
dzɔ; eye ne ame vɔ̃ɖiwo tsrɔ̃ la,
aseye ɖina. 11 Nuteƒewɔlawo ƒe
yayra nana du ƒe ŋkɔ ɖea dzi;
ke ame vɔ̃ɖiwo ƒe nu nana wo-
gbãnɛ ƒua anyi.[r] 12 Ame manyanu
ɖoa vlo ehavi; ke ame nyanu zia
kpi. 13 Amegɔmezɔla ʋua go nya
ɣaɣla, ke nyateƒetɔ ɣlaa nya.
14 Ne kplɔla meli o la, dukɔ yia
to, ke ɖeɖe toa adaŋudela geɖe-
wo dzi. 15 Amesi ƒu asi akɔ ɖe
ame bubu nu la, eme manyo nɛ
o; ke amesi gbe fenuléle la, anɔ
dedie.[u] 16 Nyɔnu nyodɔme ƒe asi
sua bubu dzi; ke ŋutasẽlawo ƒe
asi sua kesinɔnu ko dzi. 17 Dɔ-
menyotɔ wɔa nyuie na eya ŋutɔ
ɖokui; ke ŋutasẽla wɔa nu vevee
eya ŋutɔ ƒe ŋutilã. 18 Ame vɔ̃ɖi
kpɔa viɖe ƒuƒlu; ke amesi ƒãa
dzɔdzɔenyenye la, akpɔ fetu vavã.
19 Dzɔdzɔenyenye vavã hea agbe
vɛ; ke vɔ̃ɖiyometiti hea ku vɛ.[z]
20 Amesiwo si alakpadzi le la,
ŋunyɔ wònye na Yehowa; ke ame-
siwo fɔɖiɖi mele wo ƒe zɔzɔme ŋu
o la, ƒe nu nyoa eŋu. 21 Mina
míatso gbe, ne woahagbe tohehe
na ame vɔ̃ɖi fĩ! Ke woaɖe ame
dzɔdzɔe ƒe ƒome ya. 22 Nyɔnu
dzetugbee, si nye avɔ la, le abe
aƒeha, si sikagɛ le ŋɔti me na
ene.[a] 23 Ame dzɔdzɔewo ƒe didi
enye dzɔgbenyuie ɖeɖe sɔŋ; ke
ame vɔ̃ɖiwo ƒe mɔkpɔkpɔ enye
dziku.[b] 24 Amea ɖewo na nu geɖe,
ke wokpɔa ho ɖe edzi; amea ɖewo
vea nu le nusi dze be, woawɔ la
gbɔ, ke ahe ko wodana. 25 Woaɖi
ƒo na luʋɔ dɔmenyotɔ la taŋ, eye
woana tsi amesi na tsi wono.[f]
26 Amesi miã asi ɖe bli dzi la,
amewo aɖo ɖiŋu nɛ, ke yayra ava
blidzrala ƒe ta dzi. 27 Amesi ti
nyuie yome la, eƒe nu adze ame
ŋu; ke amesi di vɔ̃ la, aɖo goe.
28 Amesi ɖo ŋu ɖe eƒe kesinɔnu
ŋu la, adze anyi; ke ame dzɔ-
dzɔewo ade ama abe aŋgba ene.[i]
29 Amesi gblẽ eƒe aƒe la, aɖu aya;
eye bometsila azu ɖɔla na nunya-
la. 30 Ame dzɔdzɔe ƒe kutsetse
enye [l]agbeti, eye nunyala xɔa
dziwo na eɖokui. 31 Kpɔ ɖa, wo-
ɖoa eteƒe na ame dzɔdzɔe ke hã
le anyigba dzi, ʋuu keke wòayi
ame vɔ̃ɖiwo kple nuvɔ̃wɔlawo
nye gea?[o]

**Nunyala kple bometsila ƒe ɖokuiléle.**

12. Amesi lɔ̃a amehehe la, elɔ̃a
sidzedze; ke amesi lèa fu
mokaname la, gbemelãe.[p] 2 Ame
nyui ƒe nu nyoa Yehowa ŋu, ke
ebua fɔ ayeme la. 3 Nu vɔ̃ɖi wowɔ
mana amegbetɔ nali ɖi o; ke ame
dzɔdzɔe ƒe ke maʋã o.[s] 4 [t]Nyɔ-
nu zãzɛ enye fiakuku na srɔ̃a;
ke nyɔnu ŋukpenanuwɔla enye
ŋuɖui le eƒe ƒuwo me. 5 Ame
dzɔdzɔewo ƒe tamesusuwo le ete-
ƒe; ke ame vɔ̃ɖiwo ƒe adaŋudeɖe-
wo nye alakpa.[v] 6 Ame vɔ̃ɖiwo
ƒe nya ɖea xa ɖe ameʋu ŋu; ke
dzi me dzɔdzɔetɔwo ƒe nu ɖea wo.
7 Woatutu ame vɔ̃ɖiwo aƒu anyi,
eye womaganɔ anyi o; ke ame
dzɔdzɔe ƒe aƒe atsi anyi.[y] 8 Ame
ƒe nunya nue wokafunɛ ɖo, ke wo-
ɖoa vlo amesi ƒe nya medzea to
o. 9 Ame tsɛ, si si subɔla le la,
nyo wu amesi le asi tɔm akɔ, gake
abolokoe le ewɔm. 10 Ame dzɔ-
dzɔe sea veve na eƒe lãwo tɨ; ke
dzi kplala li na ame vɔ̃ɖiwo.[a]
11 Amesi ɖe eƒe agble la, akpɔ
abolo fũ; ke amesi le nu ƒuƒlu-
wo yome dim la, tagbɔ meli nɛ

a 31, 30.
b kp. 7.
d 16, 11; 20, 10; Mo. III. 19, 35.
e 16, 18; 18, 12.
f 19, 17.
g Ps. 52, 7.
h 10, 2.
i Ps. 52, 9. 10.
k 10, 28.
l 3, 18; 15, 4.
n 21, 18; Yes. 43, 3.
o Pet.I.4, 17.18.
p 13, 1. 18.
r 28, 12; 29, 2.
s kp. 12.
t 31, 10–31.
u 6, 1. 2.
v Fia. I. 12, 6-9.
y 10, 25; Hl.8, 13 v. 19.
z 19, 23.
a Mo. II. 23, 5.

o.[a] 12 Nu vlo wɔlawo ƒe aboyonu
le ame vɔ̃ɖiwo dzrom; ke ame
dzɔdzɔewo ƒe ke adze.[b] 13 Nuyi-
wo ƒe dadaƒu enye mɔ̃ na vɔ̃ɖitɔ
la; ke ame dzɔdzɔe sina le hiã
nu. 14 Amegbetɔ ƒe nu ƒe ku-
tsetse hea nyui vana nɛ taŋtaŋ;
eye [e]nusi ame ƒe asi wɔ la, eya
gbugbɔna vana nɛ. 15 Bometsila
ƒe mɔ dzɔna le eya ŋutɔ ŋku me:
ke nunyala ɖoa to aɖaŋuɖoɖo.
16 Bometsila mesea dzikudodo o;
ke amesi ɣlaa eƒe dzu la, nunya-
lae. 17 Amesi nu nyateƒe dona
le la, gblɔa nusi le eteƒe; ke aʋa-
tsoɖasefo daa alakpa. 18 Amea
ɖewo ƒe nuƒoƒo le abe yitɔame
ene; ke nunyalawo ƒe aɖe daa
gbe le ame ŋu.[i] 19 Nyateƒenuyi
anɔ anyi tegbee; ke alakpaɖe anɔ
anyi aɖabaƒoƒo ɖeka ko. 20 Ala-
kpa le dzi me na amesiwo ɖo vɔ̃-
wɔwɔ; ke amesiwo dea aɖaŋu le
ŋutifafa ŋu la, hea dzidzɔ vɛ.
21 Vɔ̃a ɖeke makpe ame dzɔdzɔe
o; ke ame vɔ̃ɖiwo la, dzɔgbevɔ̃ego
wonye. 22 [l]Alakpanuyiwo nye ŋu-
nyɔ na Yehowa; ke amesiwo wɔa
nuteƒe ƒe nu nyoa eŋu. 23 Nu-
nyala mekɔa nu le eƒe sidzedze
dzi o; ke bometsila ƒe dzi doa
boblo eƒe bometsitsi.[o] 24 Vevie-
dola ƒe asi aɖu fia; ke kuviatɔ
adzɔ nu.[p] 25 Nuxaxa le dzi me
tea ame ɖe anyi; ke [r]xɔlɔ̃nya doa
dzidzɔ na ame. 26 Ame dzɔdzɔe
tsaa ŋu na eƒe lãnyiƒe; ke ame
vɔ̃ɖiwo ƒe mɔ kplɔa wo tranae.
27 Kuviatɔ memea eƒe adelã o;
ke veviedodo la nu xɔasi wònye
na amegbetɔ.[t] 28 Agbe le dzɔ-
dzɔenyenye ƒe mɔ dzi; ke mɔ
dzeɖexɛ kplɔa ame yia ku mee.

Le nunyala kple bometsila ŋu.

**13.** Vi nyanu sea fofoa ƒe ame-
hehe; ke mokaname metsɔa
fu ɖe fewuɖula ŋu o.[v] 2 Ame ƒe
nu ƒe [y]kutsetse wotsɔna ɖua nu
nyui; ke ame mawɔnuteƒewo ƒe
dzodzro enye ŋutasesẽ. 3 Amesi
kpɔa eƒe nu dzi la, dzraa eƒe lu-
ʋɔ ɖo; ke amesi ke eƒe nuyiwo
la, gbegblẽ aɖi kpee.[a] 4 Nu le
kuviatɔ dzrom, gake dzodzroe;
ke veviedola aɖi ƒo.[d] 5 Ame dzɔ-
dzɔe la léa fu alakpanya; ke ame
vɔ̃ɖi la dea dzu kple ŋukpe eɖo-
kui ŋu. 6 Dzɔdzɔenyenye kpɔa
amesiwo fɔɖiɖi mele woƒe zɔzɔ-
me ŋu o la ta; ke nu tovo wɔwɔ
ƒua nu vɔ̃ɖi wɔlawo anyi. 7 Amea
ɖewo doa kesinɔtɔ wo ɖokui, ke
agaga hã mele wo si o; amea ɖe-
wo doa ame dahe wo ɖokui, ke
nu bɔ ɖe wo si.[d] 8 Kesinɔnu ame
tsɔna ɖea eƒe agbee; ke ame dahe
mesea ŋɔdzidonyaa ɖeke o. 9 Ame
dzɔdzɔewo ƒe kekeli klẽna nyuie;
ke ame vɔ̃ɖiwo ƒe [f]akaɖi tsina.
10 [g]Dadala dzre sɔŋ ko wòhena
vɛ; ke [h]nunya le amesiwo nana
woɖoa aɖaŋu na wo la dome.
11 Kesinɔnu, si wotsɔ hosuhosu-
dodo kpɔe la, azu ʋee; ke nusi
woƒo ƒu ʋeʋeʋe la, adzi ɖe dzi.
12 Lala vivivo ɖe wòdoa veve na
dzi; ke didi, si va me la, agbeti
wònye. 13 Amesi doa vlo nya la,
atsrɔ̃; ke amesi sedede dzia ŋɔ
na la, woaɖo eteƒe nɛ. 14 Nu-
nyala ƒe nufiame la, agbevudo wò-
nye, ne woaƒo asa na ku ƒe mɔ̃.[k]
15 Gɔmesese nyui hea ŋuɖzedze-
kpɔkpɔ vɛ; ke ame mawɔnuteƒe-
wo ƒe mɔ kplɔa wo dea gbegblẽ
me. 16 Nugɔmesela wɔa nu ɖe
nunya me; ke [n]bometsila tsɔa bo-
metsitsi doa bobloe. 17 Duxɔla
vɔ̃ɖi gena ɖe dzɔgbevɔ̃e me; ke
duxɔla nyateƒetɔ daa gbe le ame
ŋu. 18 Ahedada kple ŋukpe ava
amesi gbe amehehe la dzi; ke
amesi bu mokaname la, woaɖe
bubu eŋu.[s] 19 Ne ame ƒe didi va
me la, evivia luʋɔ nu; ke vɔ̃-
tsitsri enye ŋunyɔ na bometsila-
wo. 20 Ne èzɔ kple nunyalawo
la, àdze nunya; ke ne ède ha kple
bometsilawo la, àzu ame gbegblẽ.
21 Dzɔgbevɔ̃e tia nuvɔ̃wɔlawo yo-
me; ke etsɔa nyui tua fe na ame
dzɔdzɔewo. 22 Viwo ƒe viwo nyia
dɔmenyotɔ ƒe dome; ke wodzraa
nuvɔ̃wɔla ƒe nuwo ɖo na [u]ame
dzɔdzɔe. 23 Agble yeye me nu naa
nuɖuɖu ame dahewo fũ; ke amea
ɖewo tsrɔ̃na to woƒe nu madzɔ-
madzɔ wɔwɔ me. 24 Amesi vea
nu le eƒe amefoti gbɔ la, léa fu
via; ke amesi lɔ̃nɛ la, tsɔna ɖe
tohehe ŋu bla.[z] 25 Nu le ame dzɔ-
dzɔe si wòaɖu aɖi ƒo; ke dɔkoe
le ame vɔ̃ɖi ƒe ƒoɖo wɔm.[b]

Nunya vavãtɔ kafukafu le amegbetɔ ƒe agbe me.

**14.** Nyɔnuwo ƒe nunya tua woƒe
xɔ; ke bometsitsi tsɔa eya

[a] 28, 19. [b] kp. 3. [d] Mat. 5, 3; Nyaɖ. 2, 9; 3, 17. [e] Ro. 2, 6. [f] 24, 20; Hi. 5, 14; 18, 5. 6. 18. [g] 28, 25. [h] 1, 5. [i] 13, 3. [k] 10, 11; 14, 27. [l] 6, 17. [n] 12, 23; 15, 2. [o] 29, 11. [p] 10, 4. [r] 16, 24. [s] 12, 1. [t] kp. 24.
[u] 14, 14. 19; 28, 8; Nyagb. 2, 26. [v] 1, 8: 12, 1. [y] 12, 14. [z] 22, 15. [a] 12, 18; 21, 23. [b] Ps. 34, 11. [d] 10, 4.

ŋutɔ ƒe asi gbãnɛ ƒua anyi. 2 Amesi
võa Yehowa la, toa mɔ dzɔdzɔe
dzi; ke amesi toa mɔ gɔglõ dzi
la, doa vloe. 3 Bometsila ƒe nu
enye ameƒoti hena eƒe dada; ke
nunyalawo ƒe nuyi kpɔa wo dzi.
4 Ne nyiwo meli o la, lãto me
dia ƒuƒlu; ke nyitsu ƒe ŋusẽ wo-
tsɔna kpɔa agblemenu gede. 5
Đasefo nyateƒetɔ mekaa aʋatso
o; ke aʋatsoɖasefo daa alakpa.
6 Fewudula le nunya dim ʋuu do
kpoe; ke sidzedze le bɔbɔe na nu-
gɔmeselawo. 7 Te ɖa le bometsila
gbɔ, elabena mèdzea si gɔmesese
ƒe nuyiwo o. 8 Nunyalawo ƒe aye-
dzedze enye be, woalé ŋku ɖe
woƒe zɔzɔme ŋu; ke bometsilawo
ƒe bometsitsi enye alakpa. 9 Avu-
lėvɔsa le alɔme ɖem le bometsi-
lawo ŋu; ke ŋudzedze kpɔkpɔ le
nuteƒewɔlawo dome. 10 Dzi nya
eya ŋutɔ ƒe nuxaxa, eye ame tutɔ
mate ŋu akpɔ dzidzɔ ɖee ti o.
11 Ame vɔ̃ɖiwo ƒe ᵏaƒe agblẽ, ke
nuteƒewɔlawo ƒe ˡagbadɔ ade ama.
12 Amea ɖewo ƒe mɔ dzɔ le wo
ŋku me; ke eƒe nuwuwu enye ku
ƒe mɔ. 13 Veve le dzi me wotoa
egbɔ koa nu; ke dzidzɔ sia ƒe nu-
wuwu nyea nuxaxa. 14 Tosẽla ƒe
zɔzɔme ɖia ƒo nɛ, nenema enye
ame nyui ƒe nuwɔwɔ hã. 15 Ame-
bebewu xɔa nya sia nya dzi se-
na; ke nunyala lėa ŋku ɖe eƒe
afɔɖeɖe ŋu. 16 Nunyala võna,
eye wòtsrìa võ; ke bometsila nyrã-
na, eye wòɖoa dzi ɖe eɖokui ŋu.
17 Dɔmedzoetɔ wɔa bometsinu;
woalė fu amesi ɖoa aye ɖe tame.
18 Amebebewuwo tɔe nye bome-
tsitsi, ke nunyalawo váa ʳsidze-
dze goŋgoŋ. 19 Ame vɔ̃ɖitɔwo
abɔbɔ na ame nyuiwo, eye nu-
võwɔlawo anɔ ame dzɔdzɔewo ƒe
agbo nu. 20 ˢAme dahe ƒe hati-
wo ke hã lėa fui; ke xɔlõ bɔ ɖe
kesinɔtɔ si. 21 Amesi doa vlo
ehavi la, ewɔ nuvõ; ke amesi vea
hiãtɔ nu la, ᵘwoayrae! 22 Đe ame-
siwo ɖoa võ ɖe tame la, metrana
oa? Ke amenuveve kple nyateƒe
vana na amesiwo ɖoa nyuie ɖe
tame. 23 Agbagbadzedze hea viɖe
vɛ; ke nu kpoloe ƒoƒo hea hiã vɛ.ʸ
24 Nunyalawo ƒe kesinɔnu enye
fiakuku; ke bometsilawo ƒe bo-
metsitsi la, bometsitsi ko wònye.
25 Đasefo nyateƒetɔ enye amexɔ-

ᵃ 12, 17. ᵇ 18, 10. ᵈ 13, 14. ᵉ 16, 32; 19, 11. ᶠ 12, 4. ᵍ 17, 5. ʰ 19, 17. ⁱ Mo. I. 41, 38. ᵏ Hi. 18, 14. ˡ 12, 7. ⁿ kp. 18; Fia. I. 12, 13. 16. ᵒ 12, 22. ᵖ kp. 32; 13, 1. ʳ Ef. 5, 15. ˢ 19, 4. 7. ᵗ kp. 29; 21, 27; 28, 9; Mo. I. 4, 4. 5; Yes. 1, 11–15; Lu. 18, 9–14. ᵘ Ps. 41, 2. ᵛ 11, 20. ʸ 10, 4. ᶻ 10, 17; 29, 1. ᵃ Hi. 26, 6; Ps. 139, 8; Yer. 17, 10.

la ɖe agbe; ke aʋatsoɖasefo enye
alakpatɔ.ᵃ 26 Dzideƒo vevi le Ye-
howa-vɔvɔ̃ me, eye sitsoƒe wò-
nye na viawo.ᵇ 27 Yehowa-vɔvɔ̃
enye agbevudo, ne woaƒo asa na
ku ƒe mɔ̃.ᵈ 28 Fia ƒe atsyɔ̃ le du-
kɔ ƒe agbɔsɔsɔ me; ke ne amewo
zu ʋee la, ekema amegãɖuɖu yi
to. 29 Dzigbɔɖitɔ la, nunya geɖe
le esi; ke dɔmedzoetɔ doa boblo
bometsitsi.ᵉ 30 Dzi nyoɖɔme enye
agbe le lã me; ke ŋuʋaʋã enye
ᶠŋuɖui le ƒuwo me. 31 Amesi ᵍte
ame tsɛ ɖe anyi la, ɖea alɔme le
ewɔla ŋu; ke ʰamesi vea ame dahe
nu la, ɖea bubu eŋu. 32 Woatsɔ
ame võɖi ƒe võwɔwɔ atutui aƒu
anyi; ke ame dzɔdzɔe la akpɔ si-
tsoƒe le eƒe ku me. 33 Nunya le
nugɔmeselawo ƒe dzi me, eye wò-
ɖea eɖokui fiana le bometsilawo
dome. 34 Dzɔdzɔenyenye doa du-
kɔ ɖe dzi; ke nuvõ enye anyigba-
dzitɔwo ƒe ahɔhlɔ̃bɔbɔ. 35 ⁱDɔla
nyanu ƒe nu anyo fia ŋu; ke aɖo
dziku ɖe esi wɔa ŋukpenanu la ŋu.

Nunya hea xoxo vanɛ; bometsitsi hea gbegblẽ vanɛ.

15. Nyaŋuɖoɖo fafɛ tsia dzikunu;
ke gbe ɖa ɖe ame gbɔ nana
dɔmedzoe flana.ⁿ 2 Nunyala ƒe
aɖe hea sidzedze vɛ; ke ᵒbome-
tsitsi doa go tso bometsila nu
gbẽgbẽgbẽ. 3 Yehowa ƒe ŋku le
võ kple nyui ŋu le afiawo katã.
4 Aɖe fafɛ enye agbeti; ke ne
alakpa le eŋu la, enye abideɖe dzi
ŋu. 5 Bometsila doa vlo fofoa ƒe
amehehe; ke amesi bua mokana-
me la, adze nunya.ᵖ 6 Kesinɔnu
bɔ ɖe ame dzɔdzɔe la ƒe me; ke
gbegblẽ le ame võɖi ƒe nukpɔ-
kpɔ me. 7 Nunyalawo ƒe nuyiwo
le dzodzo dom sidzedze; ke bo-
metsilawo ƒe dzi metoa mɔ ɖeka
o. 8 Ame võɖiwo ƒe vɔsa enye
ŋunyɔ na Yehowa; ke nuteƒewɔ-
lawo ƒe gbedodoɖa dzea eŋu.ᵗ
9 Ame võɖi ƒe zɔzɔme enye ŋu-
nyɔ na Yehowa; ke elɔ̃a amesi
tia dzɔdzɔenyenye yome.ᵛ 10 To-
hehe võɖi enye amesi gblẽ mɔ
dzɔdzɔe ɖi la tɔ; amesi lė fu mo-
kaname la, aku.ᶻ 11 ᵃTsiẽƒe kple
aʋlime le nuvo le Yehowa ŋku
me, ʋuu keke wòahayi amegbetɔ-
viwo ƒe dzi nye ge! 12 Fewudu-
la melɔ̃na be, woagbe nya na ye

o, eye meyia nunyalawo gbɔ o.[a] 13 Dzi konu nana mo kɔna; ke ne dzi le nu xam la, ekema wɔna vɔna le dzideƒo ŋu. 14 Nugɔmesela ƒe dzi dia sidzedze; ke bometsilawo ƒe nu medena le bometsitsi ŋu o. 15 Hiãtɔ ƒe ŋkekewo katã nye vɔ̃; ke dzi kpɔdzidzɔ enye aglotutu atraɖi.[e] 16 Nu vi nɔamesi, si ŋu Yehowa-vɔvɔ̃ kpe ɖo la, nyo wu kesinɔnu geɖe, si me dzimaɖeɖi le.[g] 17 Ama agba ɖeka, si ŋu lɔlɔ̃ kpe ɖo la, nyo wu nyitsu damĩ, si ŋu fuléle kpe ɖo. 18 Dɔmedzoetɔ dɔa avu, ke tufala tsia dzre nu.[h] 19 Kuviatɔ ƒe ɖmɔ enye ŋukpɔ; ke nuteƒewɔlawo ƒe toƒe enye mɔ tata. 20 Vi nyanu doa dzidzɔ na fofoa; ke bometsila doa vlo dada.[n] 21 Bometsitsi enye ame manyanuwo ƒe dzidzɔ; ke nugɔmesela toa mɔ dzɔdzɔe. 22 Afisi adaŋuɖeɖe mele o la, tameɖoɖowo tsia akpo dzi; ke afisi adaŋuɖela geɖewo le la, edzea edzi.[p] 23 Ame ƒe nu ƒe nya ŋuɖoɖo doa dzidzɔ nɛ: eye aleke nya, si wogblɔ ɖe egblɔɣi la, mehevivinae oa? 24 Nunyalawo ƒe agbemɔ ɖo ta dzi, ne woaƒo asa na tsiẽƒe le anyi me. 25 Yehowa gbãa dadalawo ƒe aƒe ɖa, ke edoa liƒo na ahosiwo. 26 Tameɖoɖo vɔ̃ɖi enye ŋunyɔ na Yehowa; ke nya dzeto dzana le eŋku me. 27 Amesi le zãnuxɔxɔ yome dim la, eƒe aƒe agblẽ; ke amesi lé fu adzɔxɔxɔ la, anɔ agbe.[v] 28 Ame dzɔdzɔe ƒe dzi bua tame, ne wòaɖo nya ŋu; ke vɔ̃ɖiwɔwɔ le ɖodom le ame vɔ̃ɖi nu gbẽgbẽgbẽ. 29 Yehowa le adzɔge tso ame vɔ̃ɖiwo gbɔ, ke esea ame dzɔdzɔewo ƒe gbedodoɖa.[z] 30 Mokɔkɔ doa dzidzɔ na dzi;[b] nya nyui xɔxɔ dea ami ƒuto me. 31 To, si sea mokaname agbetɔ la, nɔa nunyalawo dome. 32 Amesi gbea amehehe la, edoa vlo eya ŋutɔ ɖokui; ke amesi sea mokaname la, adze nunya.[d] 33 [e]Yehowa-vɔvɔ̃ enye amehehe, si kplɔa ame dea nunya me; ɖokuibɔbɔ nye xoxo na [g]bubu.

Mawu kpɔa ame ƒe nuwɔna.

**16.** Amegbetɔ tɔ enye dzi ƒe tameɖoɖowo; ke Yehowa gbɔ ade ƒe ŋuɖoɖo tsona. 2 Ame ƒe zɔzɔmewo katã dzana le eya ŋutɔ ŋku me; ke Yehowa ye daa gbɔgbɔwo kpɔna.[b] 3 Tsɔ wò dɔwo de asi na Yehowa; ekema wò tameɖoɖowo adze dzi.[d] 4 Nusianu, si Yehowa wɔ la, kple etɔe li, eye ame vɔ̃ɖiwo hã hena dzɔgbevɔ̃egbe. 5 Dadalawo katã nye ŋunyɔ na Yehowa. Mina mítso gbe;[f] ne woahagbe tohehe na wo ƒĩ! 6 Lɔlɔ̃ kple nyateƒe wotsɔna léa avu vodada, eye Yehowa-vɔvɔ̃ wotsɔna tsria vɔ̃e. 7 Ne amea ƒe zɔzɔme dze Yehowa ŋu la, enana be, eƒe futɔwo ke hã nɔa ŋutifafa me kplii.[k] 8 Nu ʋee, si ŋu dzɔdzɔenyenye kpe ɖo, nyo wu nukpɔkpɔ geɖe, si ŋu nu madzɔmadzɔ wɔwɔ kpe ɖo.[l] 9 Amegbetɔ ƒe dzi susua eƒe mɔ ŋu; ke Yehowa ye fiaa mɔ eƒe afɔɖeɖe.[o] 10 Afiatsotso le fia ƒe nuyiwo me; eƒe nu mada le ʋɔnudɔdrɔ̃ me o. 11 Nudanu nyui kple nudada nyui tso Yehowa gbɔ; eƒe nuwɔwɔ enye nudakpewo le akplo me.[r] 12 Nu vɔ̃ɖi wɔwɔ enye ŋunyɔ na fiawo; elabena [s]dzɔdzɔenyenye nana fiazikpui lia ke. 13 Nuyi dzɔdzɔe dzea fiawo ŋu; eye amesi ƒe nyawo le eteƒe la, wolɔ̃na. 14 Fia ƒe dziku enye ku ƒe dɔla; ke nunyala faa dzi nɛ.[t] 15 Ne fia ƒe mo kɔ la, agbee wònye, eye eƒe ŋudzedzekpɔkpɔ le abe adametsiɖoɖo ene.[u] 16 Aleke gbegbe nunyakpɔkpɔ mehenyo wu sikae, eye gɔmesesekpɔkpɔ meheƒo klosalo tae o![y] 17 Vɔ̃tsitsri enye nuteƒewɔlawo ƒe mɔtata; amesi léa ŋku ɖe eƒe zɔzɔme ŋu la, kpɔa eƒe agbe ta. 18 Dada doa ŋgɔ na gbegblẽ, eye ɖokuidodoɖedzi na anyidzedze.[a] 19 Ɖokuibɔbɔɖeanyi le hiãtɔwo dome nyo wu ne woamã aboyonu kple dadalawo. 20 Amesi léa to ɖe nya ŋu la, eƒe asi sua nyui dzi; amesi ɖoa dzi ɖe Yehowa ŋu la, woayrae! 21 Amesi si dzi nyanu le la, woyɔna be nugɔmesela; nya vivi dzia nuƒiame ɖe dzi. 22 [f]Gɔmesese enye agbevudo na amesi si wòle; ke bometsitsi enye tohenu na bometsilawo. 23 Nugɔmesela ƒe dzi nana eƒe nù dzea nunya, eye eƒe nuyiwo dzia nuƒiame ɖe dzi. 24 Nya dzeto la

a 9, 8; 13, 1.
b 21, 2.
d Ps. 37, 5.
e kp. 13; 17, 22.
f 11, 21.
g 16, 8; 17, 1; Ps. 37, 16.
h kp. 1; 26, 21; 29, 22.
i 24, 30. 31.
k Mo. I. 31, 24; 33, 4.
l 15, 16.
n 10, 1.
o 19, 21.
p 11, 14.
r 11, 1.
s 20, 28; 25, 5; 29, 14.
t 20, 2.
u 19, 12.
v Ps. 15, 5.
y 3, 14; 8, 10. 11. 19.
z kp. 8; Yoh. 9, 31.
a 18, 12.
b 25, 25.
d kp. 5.
e 1, 7.
f 13, 14; 14, 27.
g 18, 12.

anyĩtsi wònye, evivina na luɒɔ,
eye wòyɔa dɔ ƒuwo.[a] 25 Amea
ɖewo ƒe mɔ dzɔna le wo ŋku me;
ke eƒe nuwuwu nyea ku ƒe mɔ.[d]
26 Dɔwɔla ƒe dɔwuamee wɔa dɔ
nɛ; elabena eƒe nùe le du ƒom
ɖe ete.[e] 27 Yakame tia dzɔgbe-
vɔ̃e yome, eye dzo bînu le eƒe
nuyiwo me. 28 Alakpatɔ dea
dzre aƒe, eye sakplitɔ mãa xɔlɔ̃-
wo dome.[g] 29 Ɖutasẽla blea eha-
vi nu, eye wòkplɔnɛ toa mɔ ma-
nyomanyo dzi.[h] 30 Amesi miã
ŋku la, eɖo vɔ̃ ɖe ta me, amesi
vȧ nuyi ɖe nu me goŋgoŋ la, ewɔ
vɔ̃ de goe xoxo.[l] 31 Atsyɔ̃fiakuku
enye ta ƒowɔ, dzɔdzɔenyenye ƒe
mɔ dzi wokpɔnɛ lena.[n] 32 Dzi-
gbɔɖitɔ nyo wu kalẽtɔ, eye amesi
ɖua eɖokui dzi la, nyo wu duwo
xɔla.[o] 33 Woda dzidzenu ɖe akɔ-
me, ke Yehowa tɔe nye emetso-
tso katã.

**Nunya kple bometsitsi ɖea wo ɖokui fiana le nuƒoƒo me.**

17. Abolo ƒuƒlu ɖuɖu, si me dzi-
dzeme le, nyo wu aƒe, si
me yɔ fũ kple akpedavɔsa, eye
dzre kpe ɖe eŋu.[s] 2 Kluvi nya-
nu aɖu amegã ɖe aƒevi ŋukpena-
nuwɔla dzi, eye eya kple nɔvia-
wo anyi dome. 3 Sonu li ɖe klo-
salo ŋu, eye kpo li ɖe sika ŋu;
ke Yehowa doa dziwo kpɔna.[v]
4 Vɔ̃ɖitɔ lèa to ɖe alakpanuyiwo
ŋu, eye aɒatsokala ƒua to anyi
ɖe gbegblẽ ƒe aɖe ŋu. 5 Amesi
ɖea alɔme le ahetɔ ŋu la, edoa
vlo ewɔla; amesi kpɔa dzidzɔ le
dzɔgbevɔ̃e ŋu la, womagbe tohehe
nɛ o.[z] 6 [a]Amegã ɖeɖi ƒe fiakuku
enye viawo ƒe viwo, eye viwo ƒe
atsyɔ̃ enye wo fofowo. 7 Nyagã-
gbɔgbɔ medze bometsila o, ɒuu
keke aɒatsokaka nahayi bubume
dze ge o. 8 Zãnuxɔla bu be, kpe
xɔasi wònye yexɔ; afisiafi, si wò-
trɔ ɖo la, edzea aye. 9 Amesi
ɖia dzidada ɖe to me la, ele lɔlɔ̃
dim, ke amesi hea nya xoxo ɖe
go la, klãa xɔlɔ̃wo dome. 10 Nya-
heɖeameŋu dea tame na nugɔme-
selawo wu na woƒe bometsilawo
zi alafa. 11 Aglãdzela dia vɔ̃ɖi-
wɔwɔ yome; eyata woaɖɔ dɔla
sẽŋuta ɖe eŋu. 12 Gɔdodo sisi-
blisinɔ, si ŋu woɖe viwo le la,
nyo wu gododo bometsila le eƒe
bometsitsi me. 13 Amesi tsɔ vɔ̃

ɖo nyui teƒe la, dzɔgbevɔ̃e mate
ɖa le eƒe me o.[b] 14 Dzregɔme-
toto le, abe alesi woŋɔa tɔe ene:
eyata dzudzɔ, hafi ne wòava do
gã. 15 Amesi tso afia nyui na
ame vɔ̃ɖi kple amesi bu fɔ ame
dzɔdzɔe la, ŋunyɔ woa kple eve
la siaa wonye na Yehowa.[f] 16 Nu-
kata bometsila lè ga ɖe asi be,
yeaƒle nunyae, evɔ tagbɔ mele
esi o ɖe! 17 Xɔlɔ̃ lɔ̃a ame ɣe-
siaɣi, eye wòtrɔna dzɔa ame nɔvi
le hiã me.[i] 18 Amesi lèa fe nu,
eye wòƒua asi akɔ ɖe ehavi nu
la, ame manyanue.[k] 19 Amesi lɔ̃a
dzidada la, ele dzre lɔ̃m; amesi
dea eƒe agbo wòkɔna tsrala la,
ele gbegblẽ dim. 20 Amesi si
alakpadzi le la, makpɔ nu nyula
ɖeke o, eye amesi ƒe aɖe metoa
mɔ ɖeka o la, age ɖe dzɔgbevɔ̃e
me. 21 Amesi dzi bometsila la,
akpɔ nuxaxa, eye bometsila fofo
makpɔ dzidzɔ o.[p] 22 Dzi kpɔ-
dzidzɔ nana lãme hayana, ke gbɔ-
gbɔ xanu nana ƒuwo ƒuna kpla-
kplakpla.[r] 23 Ame vɔ̃ɖi xɔa zãnu
tsoa akɔnu, ne yeaglɔ̃ nya dzɔ-
dzɔe ƒe mɔ. 24 Nunya le nugɔ-
mesela ŋku me; ke bometsila ƒe
ŋku le anyigba ƒe mlɔenu ke.[t]
25 Vi tsibome enye dziku na fo-
foa kple nuxaxa na dada.[u] 26 To-
hehe na ame dzɔdzɔewo menyo
o, ɒuu keke wòahayi bubume, si-
wo wɔa nuteƒe la, ƒoƒo nye ge o.
27 Amesi mekea nu kplakplakpla
o la, sidzedze le esi, eye ame ɖɔ-
ŋuɖo enye nugɔmesela.[y] 28 Ne
bometsila zi kpi la, wobunɛ nu-
nyalae, ne emiã eƒe nuyiwo la,
wobunɛ nugɔmeselae.[b]

Xɔlɔ̃wɔwɔ.

18. Amesi ɖe eɖokui ɖe aga le
eya ŋutɔ ƒe dzodzro yome
dim la, etsia tre ɖe nunyanyawo
katã ŋu. 2 Gɔmesese medzea
bometsila ŋu o, ke boŋ be, wòaɖe
eƒe tamesusu ɖe go. 3 Afisi ame
vɔ̃ɖi va la, vlododo, alɔmeɖeɖe
kpakple ŋukpe vana. 4 Ɖutsu
ƒe numenya enye tɔ goglo, eye
tɔɒu, si le tsotsom kpakakpaka
la, enye nunya ƒe vudo. 5 Ame
vɔ̃ɖi dzidede, ne woate ame dzɔ-
dzɔe ɖe anyi le ɒɔnuɖɔdrɔ̃ me
la, menyo o.[d] 6 Bometsila ƒe nuyi-
wo dea dzre aƒe, eye eƒe nu yɔa

a 12, 25.
b Ps. 109, 5.
d 14, 12.
e 18, 7.
f Yes. 5, 23.
g 6, 14. 19.
h 1, 10—14.
i 18, 24.
k 6, 1.
l 6, 13.
n 20, 29.
o 14, 29.
p 10, 1.
r 15, 13. 15.
s 15, 16. 17; 16, 8.
t 4, 25.
u kp. 21.
v Ps. 66, 10.
y 10, 19; Yak. 1, 19.
z 14, 31.
a Ps. 128, 6.
b Hi. 13, 5.
d Mo. V. 1, 17.

amefoƒo ḍa. 7 Bometsila ƒe nu
enye eƒe gbegblẽ, eye eƒe nuyi-
wo nye mɔ̃ na eya ŋutɔ ƒe agbe.[b]
8 Sakplitɔ ƒe nyawo le abe nu-
ḍuḍu ŋanɛ ene, wodea ḍɔme ke.[d]
9 Amesi wɔa alɔgblɔlɔ le dɔ ŋu
la, nugblẽla nɔvi wònye.[e] 10 Ye-
howa ƒe ŋkɔ enye mɔ̃ sesẽ; afima
ame dzɔdzɔe la sina yina, eye
wònɔa dedie.[g] 11 Kesinɔtɔ ƒe nu-
wo nye eƒe du sesẽ, eye wòbuna
be, gli kɔkɔwo wonye.[h] 12 [i]Hafi
ame nadze anyi la, eƒe dzi dana
gbã; [l]ḍokuibɔbɔ doa ŋgɔ na bubu.
13 Ne amea ḍe mekpɔ se nya, hafi
ḍo eŋu o la, bometsitsi kple ŋu-
kpe wònye nɛ. 14 Ƒutsu ƒe dzi-
dodo tsɔa eƒe fukpekpewo, ke ne
wɔna vɔ le dzidodo ŋu la, ameka
atsɔ eya?[n] 15 Nugɔmesela ƒe dzi
kpɔa sidzedze, eye nunyala ƒe to
dia sidzedze yome. 16 Amegbetɔ
ƒe nunana naa alɔmeḍeƒee, eye
wòkplɔnɛ yia ame ŋkutawo ŋku
mee.[r] 17 Ame gbãtɔ dzena abe
dzɔdzɔetɔ ene le dzrenya me; ke
evelia va ḍea egɔme ḍe go. 18
Nudzidze [t]tsia dzre nu, eye wò-
tsoa nya me na ŋusẽtɔwo. 19 Nɔ-
vi, si ŋu woḍa vo ḍo la, tri akɔ
wu du sesẽ, eye dzrewɔwɔ le abe
fiasã ƒe gametiwo ene. 20 Ƒutsu
ƒe nu ƒe kutsetse aḍi ƒo na eƒe
ƒodo, eye eƒe nuyiwo ƒe nukpɔ-
kpɔ aḍi ƒo nɛ.[y] 21 Ku kple agbe
le aḍe si me, amesi dze xɔlɔ̃e,
aḍu eƒe kutsetsewo.[a] 22 Amesi
si nyɔnu su la, eƒe asi tu nu
nyui, eye eƒe nu anyo Yehowa
ŋu.[d] 23 Ame dahe ƒoa koko, ke
kesinɔtɔ ḍoa ŋu kple mo kplala.
24 Xɔlɔ̃ geḍe dzeḍze aʋlie; ke
xɔlɔ̃a ḍewo kuna ḍe ame ŋu wu
ame nɔvi gɔ̃ hã.

Ahedala vɔ̃ Mawu. Bometsitsi, kuviawɔwɔ kple fewuḍuḍu ƒe ŋukpe.

19. Ame dahe, si fɔḍiḍi mele
eƒe zɔzɔme ŋu o la, nyo wu
amesi alakpa le eƒe nufoƒo me,
eye wònye bometsila.[f] 2 Nudzo-
dzro tamebubu manɔmee menyo
o, eye amesi do du eƒe afɔ la,
aḍa aƒu. 3 Amegbetɔ ƒe bome-
tsitsie nana eƒe mɔ glɔ̃na; ke eƒe
dzi nyrãna ḍe Yehowa ŋu.[i] 4 Ke-
sinɔnu dzea xɔlɔ̃ geḍe ame, ke
xɔlɔ̃wo kana le kotɔ ŋu.[l] 5 Aʋa-
tsoḍasefo matsi tomahe o, eye
amesi nu alakpa dona le la, masi
o.[a] 6 Ame geḍewo wɔa ŋkumenui
na bubume, eye amesi naa nu la,
amewo katã dzea xɔlɔ̃e. 7 Ame
dahe nɔviwo léa fui, ḍe eƒe xɔ-
lɔ̃wo ya agbe kaka le eŋua? Amesi
ti nya yome la, mazu naneke nɛ
o.[f] 8 Amesi ƒle nunya la, lɔ̃a eƒe
agbe; amesi dzra gɔmesese ḍo
la, eƒe asi tu nu nyui. 9 Aʋa-
tsoḍasefo matsi tomahe o, eye
amesi nu alakpa doa le la, atsrɔ̃.[k]
10 Agbe vivi nɔnɔ medze bometsi-
la o, ʋuu keke kluvi nahayi afetɔ
ḍu ge ḍe amegãwo dzi o. 11 Amesi
gbɔa dzi blewu la, nunyalae, eye
bubu wònye nɛ, nenye be, eḍe
kɔ ḍa le dzidaḍa ŋu. 12 Fia ƒe
nyanyrã le abe dzatavi ƒe gbetete
ene; ke eƒe ŋudzedzekpɔkpɔ le
abe zãmu le gbe dzi ene.[o] 13 Vi
tsibome enye dzɔgbevɔ̃e na fo-
foa, eye nyɔnu nyawɔla enye be-
trɔ, si le ḍuḍum ḍaa.[p] 14 Aƒe kple
kesinɔnuwo nye domenyinu tso
ame fofowo gbɔ; ke nyɔnu nyanu
la, Yehowa gbɔ wòtsona.[s] 15 Ku-
viawɔwɔ ḍe wòḍoa alɔ̃ ame, eye
ame wɔƒome dɔe wunɛ.[u] 16 Amesi
dzraa sedede ḍo la, dzraa eƒe agbe
ḍo; amesi meléa ŋku ḍe eƒe zɔ-
zɔme ŋu o la, aku.[v] 17 Amesi ve
ame dahe nu la, eḍo nugbana na
Yehowa, eye wòaḍo eƒe nuwɔwɔ
teƒe nɛ.[z] 18 He to na viwò. ela-
bena mɔkpɔkpɔ gali; ke megaḍo
ḍe tame be, yeawui o.[b] 19 Amesi
dzi kunɛ heliheli la, axe tohefe;
elabena ne èbe, yeaxɔ nɛ la, ḍeko
nagaḍo gãe ḍe dzi. 20 Se aḍaŋu-
ḍoḍo, eye naxɔ amehehe na ḍo-
kuiwò, ne nadze nunya le ɣeyiɣi,
siwo gbɔna me. 21 Tameḍoḍo
geḍewo le amegbetɔ ƒe dzi me;
ke Yehowa ƒe aḍaŋuḍede nɔa
anyi.[e] 22 Ḍɔmenyo enye ame-
gbetɔ ƒe atsyɔ̃, ahedada nyo wu
alakpaḍada. 23 Yehowa-vɔvɔ̃ hea
agbe vɛ, ame aḍi ƒo anɔ anyi,
eye dzɔgbevɔ̃ea ḍeke mava edzi
o.[g] 24 Ne kuviatɔ ḍe asi agba
me la, megagbugbɔnɛ yia eƒe nu
me tete hã o.[h] 25 Ne èƒo fewu-
ḍula la, ekema ame bebewu adze
nunya; ne woka mo na nugɔme-
sela la, ekema adze si nu.[k] 26
Amesi sẽ ŋuta le fofoa ŋu, eye
wònyã dada la, vi vloe ŋukpena-
nuwɔla wònye. 27 Vinye, ne àse

a kp. 9; 21, 28; Mo. V. 19, 18 v. 21.
b 13, 3; 16, 26.
d 26, 22.
e 10, 4.
f kp. 4.
g 14, 26; Ps. 20, 2.
h 10, 15.
i 16, 18.
k kp. 5.
l 15, 33.
n 15, 13. 15.
o 20, 2; 16, 14. 15.
p 10, 1.
r Mo. 1. 43, 11.
s 18, 22.
t 16, 33.
u 10, 4; 22, 21.
v 16, 17.
y 12, 14; 13, 2.
z 14, 31; Ps. 41, 2–4; Mat. 25, 40.
a 13, 3.
b Ef. 6, 4.
d 18, 14; 31, 10.
e 16, 9; Yer. 10, 23.
f 28, 6.
g 14, 27.
h 26, 15.
i Kony. 3, 19.
k 21, 11.
l 14, 20.

nyagbename vɔ, hafi ava te ḍa
le sidzedze ƒe nyawo ŋu la, eke-
ma dzudzɔe dzro.[a] 28 Ɖasefo vlo
ḍea alɔme le nya dzɔdzɔe ŋu,
eye ame vɔ̃ḍi ƒe nu mia nu ma-
dzɔmadzɔ wɔwɔ. 29 Tohehe le
dzadzrado ḍi ḍe fewuḍulawo ŋu
kple ƒoƒo ḍe bometsilawo ƒe mē-
dome ŋu.[d]

Le nutsududu kple gidigidiwɔwɔ ŋuti.

20. Fewuḍula enye wein, eye
zidola enye aha muame,
amesi wòmu la, madze nunya o.[g]
2 Ɖɔdzi, si le fia ŋu la, le abe
dzata ƒe gbetete ene; amesi do
adãe la, eto vo ḍe eya ŋutɔ ƒe
agbe ŋu.[h] 3 Bubu wònye na ame,
ne wòƒo asa na dzre, ke amesiwo
katã dea dzre aƒe la, bometsila-
wo wonye. 4 Kuviatɔ be, yemade
agble le kele me o, eyata wòdia
nu le nuŋeɣi doa kpoe.[k] 5 Ɖutsu
ƒe tameḍoḍo ḍe dzi me le abe tɔ
goglo ene, ke nugɔmesela dunɛ.[n]
6 Ame gedewo doa go amesi kɔa
mo ḍe wo; ke amesi ŋu woaḍo
dzi ḍo la, afika woakpɔe le? 7
Ame dzɔdzɔe, si ƒe zɔzɔme ŋu
fɔḍiḍi mele o la, eme anyo na
viawo le emegbe.[r] 8 Fia, si bɔ-
bɔ nɔ ʋɔnudrɔ̃zikpui dzi la, ƒe
ŋku dea vovo vɔ̃ḍiwɔwɔwo katã
me.[s] 9 Amekae ate ŋu agblɔ be:
Melólo nye dzi wòkɔ, eye medza
tso nye nuvɔ̃wo me?[t] 10 Nuda-
kpe eve ƒomevi kple nudotree
eve ƒomevi la, ŋunyɔ woa kple
eve la siaa wonye na Yehowa.[v]
11 Ɖutsuvi ƒe nɔnɔme wotsɔna
dzea sii be, eƒe nuwɔwɔ adza,
eye wòato mɔ ḍeka loo.[a] 12 To
senu kple ŋku kpɔnu la, Yehowa
ye wɔ woa kple eve la siaa. 13
Megaḍikpi lɔ̃ alɔ̃dɔdɔ akpa, ne
nada ahe o; wò ŋku netsi te, eke-
ma abolo abɔ ḍe asiwò![e] 14 Nu-
ƒlela be: „nua menyo o, menyo o;"
ke ne edzo la, ekafua eḍokui. 15
Sika kple adzagba geḍewo li; ke
sidzedze ƒe nuyiwo la, nu vevi-
wo wonye. 16 Ɖe avɔ le eŋu,
elabena eƒu asi akɔ ḍe ame bubu
nu, eye natsɔe aḍo awɔba ḍe
ame tutɔ ta![g] 17 Alakpabolo vivi
na ŋutsu la, ke emegbe kpekui
anɔ nu me nɛ.[i] 18 Tameḍoḍowo
vaa eme, ne adaŋudede kpe ḍe
eŋu; eyata tsɔ tamebubu wɔ aʋae.[k]
19 Amesi nye sakplitɔ le yiyim
la, ʋua go nya ɣaɣla; eyata me-
gade ha kple nu kpoli ƒola o. 20
Amesi aḍo ḍiŋu na fofoa kple da-
da la, eƒe akaḍi atsi le blukɔ tsi-
ḍitsiḍi me.[b] 21 Domenyinu, si ŋu
wotsi hohoho ḍo la, yaɣra manɔ
me o. 22 Megagblɔ be: „maḍo
vɔ̃ teƒe" o; dzɔ Yehowa sinu, eye
wòakpe ḍe ŋuwò.[e] 23 Nudakpe
eve ƒomevi enye ŋunyɔ na Ye-
howa; nudanu amebatɔ menyo o.[f]
24 Ɖutsu ƒe afɔḍeḍe tso Yehowa
gbɔ; eye ḍe amegbetɔ se eƒe mɔ
gɔmea? 25 Mɔ̃ wònye na ame-
gbetɔ, ne nya ge le enu be: „nua
ŋu kɔ!" emegbe hafi wòayi tame
bu ge le adzɔgbeḍeḍe la ŋu. 26
Fia nyanu dea vovo ame vɔ̃ḍiwo
me, emegbe wònana wotea lufo-
tasiaḍam toa wo dzi.[i] 27 Yeho-
wa ƒe akaḍi enye amegbetɔ ƒe
[l]gbɔgbɔ, edzroa dɔme ƒe gogloa-
ƒewo. 28 Lɔlɔ̃ kple nyateƒe kpɔa
fia ta, eye lɔlɔ̃ léa eƒe fiazikpui
ḍe te.[o] 29 Ɖekakpuiwo ƒe atsyɔ̃
enye wofe ŋusẽ, eye ta [p]ɣi enye
amegã ḍeḍiwo ƒe bubu. 30 Ame-
ƒoka ƒe abiḍeḍe ame ŋu nyãa vɔ̃
ḍa, nenema enye ƒoƒo, si dea lã
me ke na ame hã.

Mawu ƒe takpɔkpɔ tron amewo ƒe dziwo kple mɔwo.

21. Fia ƒe dzi le abe tɔʋu ene
le Yehowa si me; afisi wòlɔ̃
la, eya [u]wòkplɔnɛ yinae. 2 Ɖutsu
ƒe mɔwo katã dzɔ le eŋku me;
ke Yehowa ye daa dziwo kpɔna.[y]
3 Nusi dzɔ, eye wòle eteƒe la, wɔ-
wɔ nyo Yehowa ŋu wu vɔsa.[z]
4 Ame vɔ̃ḍiwo ƒe akaḍi enye nuvɔ̃,
dadaŋkuwo kple dzi, si vu gblo-
too.[b] 5 Veviedola ƒe [d]tameḍoḍo
hea viḍe vɛ; ke amesi tsi klo-
kloklo la, dea hiã aƒe. 6 Alakpaḍe
tsɔtsɔ kpɔ kesinɔnui enye ƒuƒu,
si nu yina, ku ƒe mɔ̃ wònye.[f] 7
Ame vɔ̃ḍiwo ƒe sesẽnuwɔwɔ tsrɔ̃a
wo; elabena wogbea nusi dzɔ la
wɔwɔ. 8 Ɖutsu fɔḍila ƒe mɔ godɔ̃;
ke ame dzadzɛ la ƒe nuwɔwɔ toa
mɔ ḍeka. 9 Enyo, ne woanɔ dzo-
goe dzi le xɔta wu nyɔnu nya-
wɔla nanɔ aƒe me kple ame.[h] 10
Ame vɔ̃ḍi ƒe luʋɔ le vɔ̃ yome
dim, ehavi ƒe nu mewɔa nubla-
nui nɛ o. 11 Ne wohe to na fe-
wuḍula la, ekema amebebewu

a Yak. 1, 22.
b Mo. II. 21, 17.
d 26, 3.
e 24, 29; Ro. 12, 17—19.
f kp. 10.
g 23, 29-35; 31, 5.
h 16, 14; 19, 12.
i Ps. 101, 8.
k 6, 6—8.
l Kor. I. 2, 11.
n 18, 4.
o 16, 12.
p 16, 31.
r 14, 26; Ps. 112, 2.
s Ps. 101, 3—8.
t 28, 13; 30, 12.
u Ps. 33, 15.
v kp. 23; 11, 1.
y 16, 2; 24, 12.
z Sam. I. 15, 22; Yes. 1, 11—18; Hos. 6, 6.
a 22, 6.
b Yes. 2, 11.
d 22, 23.
e 6, 10.
f 10, 2.
g 6, 1—5; 27, 13.
h kp. 19; 25, 24.
i 9, 17.
k 24, 6.

dzea nunya; ke ne wofia nu nu-
nyala la, edzea si nu.[a] 12 Dzɔ-
dzɔetɔ la ɖea ŋku ɖe ame vɔ̃ɖi
ƒe aƒe ŋu, eye wòkplɔa gbegblẽ
ƒua ame vɔ̃ɖiwo. 13 Amesi xe nu
to me ɖe ame dahewo ƒe ɣlidodo
la, eya hã ado ɣli, eye womasee
o. 14 Adzamenunana faa dɔme-
dzoe nu, eye zãnunana, si wohe
ɖe akɔnu vɛ la, faa adãwɔwɔ nu.[d]
15 Nu dzɔdzɔe wɔwɔ enye dzidzɔ
na ame dzɔdzɔe; ke enye ŋɔdzi na
nu madzɔmadzɔ wɔlawo. 16 Amesi
tra tso gɔmesese ƒe mɔ dzi la,
agbɔ ɖe eme le ŋɔliwo ƒe takpe-
ƒe. 17 Amesi lɔ̃a dzidzɔkpɔkpɔ
la, azu hiãtɔ; eye amesi lɔ̃a wein
kple ami ʋeʋẽe la, makpɔ ho o.[g]
18 Ame vɔ̃ɖi enye avulẽnu ɖe
ame dzɔdzɔe nu, eye ame mawɔ-
nuteƒewo xɔna ɖe nuteƒewɔla
teƒe.[h] 19 Gbedadaƒonɔnɔ nyo wu
nyɔnu nyawɔla kple dzikutɔ gbɔ
nɔnɔ.[n] 20 Nu xɔasiwo kple ami
le nunya ƒe me, ke bometsila tsɔa
wo doa dzodzoe. 21 Amesi ti
dzɔdzɔenyenye kple lɔlɔ̃ yome
la, eƒe asi atu agbe, dzɔdzɔenye-
nye kple bubu. 22 Nunyala lia
kalẽtɔwo ƒe du, eye wòmũa woƒe
kpoƒuƒu, si ŋu wole dzi ɖom ɖo
la, ƒua anyi.[r] 23 Amesi dzraa
eƒe nu kple aɖe ɖo la, dzraa eƒe
agbe ɖo tso hiã me.[t] 24 Dadala
kple adegbeƒola, si wɔa nu tovo
vivivo la, woyɔna be fewudula.
25 Kuviatɔ ƒe nudzodzro wunɛ,
elabena eƒe asi gbe dɔwɔwɔ.[u]
26 Wole nu dim gbawotsyogbe;
ke ame dzɔdzɔe la naa nu, eye
metea ame o. 27 Ɖunyɔ enye
ame vɔ̃ɖi ƒe vɔsa, aleke wòahanɔ,
nenye ŋukpenanuwɔwɔ ta wohee
vɛ ɖo?[v] 28 [y]Aʋatsoɖasefo atsrɔ̃;
ke amesi se nya kple to la, aƒo
nu ɣesiaɣi. 29 Ame vɔ̃ɖi ɖoa mo
vloe; ke nuteƒewɔla lẽa ŋku ɖe
eƒe zɔzɔme ŋu. 30 Nunya kple
gɔmesese kpakple aɖaŋuɖodoa
ɖeke meli ɖe Yehowa ŋu o.[z] 31
Woblaa akpa na sɔ ɖe aʋawɔgbe
ŋu, ke Yehowa si mee dziɖuɖu le.[a]

Le alesi woaxɔ ŋkɔ nyui agabui la ŋuti.

22. Ŋkɔ nyui xɔxɔ ƒo kesinɔnu
geɖe ta, eye ŋudzedzekpɔ-
kpɔ nyo wu klosalo kple sika.[d]
2 Kesinɔtɔ kple ame dahe wodoa
go wo nɔewo; wo katã wɔla enye

a 19, 25.
b 27, 12.
d Sam. I, 25, 18.
e 20, 11.
f Hl. 4, 8.
g 23, 21.
h 19, 17.
i 26, 20; Mo. 1. 21, 9. 10.
k 11, 8.
l Ps. 101, 6.
n kp. 9.
o 26, 13.
p 5, 3. 4; 23, 27.
r 24, 5.
s 23, 14; 29, 17.
t 13, 3.
u 13, 4.
v 15, 8.
y 19, 5. 9.
z Ps. 33, 10. 11.
a Ps. 33, 17; Yes. 31, 1. 3.
b 23, 11.
d Nyagb. 7, 1.
e 28, 22.

Yehowa. 3 Nunyala kpɔa dzɔ-
gbevɔ̃e, eye wòɣlaa eɖokui; ke
ame bebewu dea ta eme, eye akpɔ
etɔnua.[b] 4 Kesinɔnu, bubu kple
agbe enye fetu tso ɖokuibɔbɔ
kple Yehowa-vɔvɔ̃ me. 5 Ɖu kple
adoboliwo le mɔ dzi na alakpatɔ;
amesi kpɔa eƒe agbe ta la, ƒoa
asa na wo. 6 Mlã ɖevi ɖe mɔ,
si wòato la ŋu, ne eva tsi la,
mate ɖa le edzi o.[e] 7 Kesinɔtɔ
ɖua fia ɖe ame dahe dzi; amesi
doa nugbana la, dɔla wònye na
agbanatɔ. 8 Amesi ƒãa nu ma-
dzɔmadzɔ la, axa dzɔgbevɔ̃e; eye
eƒe dɔmedzoe ƒe toheti atsrɔ̃ eya
ŋutɔ.[f] 9 Woayra dɔmenyotɔ, ela-
bena eɖe eƒe abolo hena ame
dahe.[h] 10 Ne ènyã vlodola ɖa la,
ekema dzrewɔwɔ hã dzo, eye nya-
wɔwɔ kple dzu nu yi.[i] 11 Amesi
lɔ̃a dzi dzadzɛ, eye eƒe nuyiwo
nyo la, eya xɔlɔ̃e nye fia.[l] 12 Ye-
howa ƒe ŋkuwo dzɔa sidzedze ŋu;
eye wòtrɔa gbo ame dzegowo ƒe
nyawo. 13 Kuviatɔ be, dzata le
xexe ava wu ye le kpɔdome.[o]
14 Gbolo ƒe nu la ʋe goglo wònye;
amesi Yehowa ƒe dɔmedzoe xe
hã la, eyae gena ɖe eme.[p] 15 Ne
bometsitsi bla ɖe ŋutsuvi ƒe dzi
ŋu la, ameƒoti afee ɖa le afima.[s]
16 Ne wote ame dahe ɖe anyi la,
eƒe nuwo ko wobe, nedzi ɖe edzi;
ke ne wona nu kesinɔtɔ la, ahe-
dada wònye wokplɔ ƒui.

17 Ƒu to anyi, eye nase nunya-
lawo ƒe nyawo, eye wò dzi netrɔ
ɖe nye nufiame ŋuti. 18 Elabena
enyo, nenye be, nèdzra wo ɖo ɖe
wò dzi me, eye wo katã woli ɖe
nuyi ŋu na wò. 19 Be naɖo dzi
ɖe Yehowa ŋu ta, mele nu fiam
wò egbea ɖo he! 20 Ɖe nyemeŋlɔ
nya vevi, siwo me aɖaŋuɖodo
kple sidzedze le la, na wò, 21 ne
mafia wò be, nyateƒenyawo le
eteƒe, eye nahe nya vavãwo ayi
na amesiwo dɔ wò la oa?

22 Megada adzo ahetɔ le esi
wòɖa ahe ta o, eye megate hiãtɔ
ɖe anyi kple afɔ le ʋɔnu o; 23
elabena Yehowa awɔ woƒe dzre
na wo, eye wòada adzo amesiwo
da adzo wo la ƒe agbe.[b] 24 Me-
gade ha kple dɔmedzoetɔ o, eye
mia kple dzikutɔ migado ka o;[e]
25 ne eƒe toƒe namã wò, eye nahe
gbegblẽ vɛ na wò luʋɔ o. 26 Me-

ganɔ amesiwo lèa ƒe nu, eye wo-
ƒua asi akɔ ɖe ƒenyila nu la do-
me o;[b] 27 elabena ne màte ŋu
axe ƒea o la, ɖe woagbe aba ɖeɖe
le tewòa? 28 Megatrɔ liƒo xoxo,
siwo ƒofowòwo ɖo la o![e] 29 Kpɔ
amesi zã le eƒe dɔwɔwɔ me la
ɖa, fiawoe wòasubɔ, eye menye
ame tsɛwo wòasubɔ o.[f]

Nuñaña le agbe me nunya kple mawuvɔvɔ̃ ŋuti.

23. Ne mia kple dziɖulaa ɖe
miebɔbɔ nɔ anyi, be yewoa-
ɖu nu la, ekema ɖe ŋku ɖe amesi
le ŋkuwò me la vevie; 2 nenye
nudzrola nènye la, ekema naɖo
hɛ wò vehlo dzi! 3 Eƒe nuɖuɖu
viviawo megadzro wò o, elabena
alakpanuɖuɖu wònye. 4 Meganɔ
kutri kum, be nakpɔ ho o; dzu-
dzɔ wò tameɖoɖo sia![k] 5 Ne èkpɔe
ɖa la, maganɔ anyi o, elabena eto
aʋala hedzo yi dzi abe hɔ̃ ene.
6 Megaɖu dɔmeveveto ƒe abolo
o, eye eƒe nuɖuɖu vivi megadzro
wò o! 7 Egblɔ na wò be: „Ɖu
nu, nano nu!" ke eƒe dzi mele
ŋuwò o, elabena alesi wòbu ɖe
dzi me la, nenema eyama le. 8
Nusi nèɖu la, ele na wò be, na-
dzɔe, eye ètsɔ wò nya viviwo hã
ɖe aka. 9 Megaƒo nu ɖe bome-
tsila ƒe to me o, elabena ɖeko wòa-
do vlo wò nunya ƒe nyawo.[n]
10 Megatrɔ liƒo xoxowo o, eye
megage ɖe tsyɔ̃eviwo ƒe agble
me o;[p] 11 elabena woƒe xɔnametɔ
sesẽ, eye wòawɔ dzre kpli wò na
wo. 12 Trɔ wò dzi ɖe amehehe
ŋu kple wò to ɖe sidzedze ƒe nya-
wo ŋu. 13 Megagbe tohehe na
ŋutsuvi la o; ne èƒoe kple ati la,
menye kuku ge wòala o. 14 Eƒoe
kple ati, eye nèɖe eƒe luʋɔ tso
tsiẽƒe.[r] 15 Vinye, ne wò dzi dze
nunya la, ekema nye hã nye dzi
akpɔ dzidzɔ, 16 eye nye ayikuwo
agli kple dzidzɔ, nenye be, wò
nuyiwo gblɔa nusi le eteƒe la.
17 Wò dzi megaʋã ŋu nuvɔ̃wɔla-
wo o, ke boŋ neʋã ŋu Yehowa-
vɔvɔ̃ ɣeawokatãɣi. 18 Vavãe, ɣe-
yiɣi li gbɔna, eye wò mɔkpɔkpɔ
mazu dzodzro o. 19 Vinye, see,
eye nadze nunya, eye naɖo wò
dzi mɔ dzɔdzɔe dzi.[u] 20 Meganɔ
weintsunolawo kple lãtsuɖulawo
dome o. 21 Elabena [v]ahatsunola
kple nutsuɖula ɖe wodaa ahe, eye
[v]alɔ̃tsudɔla ɖe wònɔa ɖuvu me.
22 Ɖo to ƒofowò, si dzi wò, eye
megado vlo dawò, ne eku nyagã
o![d] 23 Ƒle nyateƒe, nunya, ame-
hehe kple gɔmesese, eye mega-
tsɔ wo dzra o! 24 Ame dzɔdzɔe
ƒofo tsoa aseye, eye ne amea ɖe
dzi vi nyanu la, ekpɔa dzidzɔ le
eŋu.[g] 25 Fofowò kple dawò akpɔ
dzidzɔ, eye dawò atso aseye.
26 Vinye, tsɔ wò dzi nam, eye
nye mɔwo nedze wò ŋkuwo ŋu!
27 Elabena nyɔnu ahasitɔ la, ʋe
globo wònye, eye vudo xaxɛ nye
gbolo.[h] 28 E, eɖe xa ɖi abe adzo-
dala ene, eye wòle ame dzego-
wo dzim ɖe dzi le amegbetɔwo
dome.[i] 29 Amekae ɖea hũ? ame-
kae sea veve? amekae xaa nu?
amekae xɔa abi yakatsyɔ? ame-
ka ƒe ŋku dzie wɔna dɔ̃? 30 Ame-
siwo tsia wein te dedie la tɔe;
amesiwo yina, be woaɖe nu aha,
si wotɔtɔ me akpɔ la tɔe.[l] 31
Megaɖe ŋku ɖe wein, alesi wòbiã
kple alesi wòle dzo sim le kplu
me kpakple alesi womìnɛ wɔli
la o. 32 Ke emegbe la eɖua ame
abe da ene, eye wònyɔa aɖi abe
ƒli ene. 33 Wò ŋkuwo akpɔ nu
tutɔwo, eye wò dzi anɔ nya baɖa-
wo gblɔm. 34 Anɔ abe amesi le
atsiaƒu gɔme kple amesi le aba-
lati ta me ene. 35 „Woƒom, ke
mevem o; wotu kɔm, nyemesee
o."[o] Ɣekaɣi gɔ̃ manyɔ, ne magaɖi
eyome mɔ?"

Nuxɔxlɔ̃wo, vevitɔ hena dzibɔbɔɖanyi.

24. Megaʋã ŋu ame vɔ̃ɖiwo o,
eye megadzro wò, be naɖe
ha kpli wo o; 2 elabena wole gbe-
gblẽ bum le dzi me, eye woƒe
nuyiwo gblɔa dzɔgbevɔ̃e. 3 Nu-
nya wotsɔna tua xɔe, gɔmesese
wotsɔna lia kee, 4 eye [s]sidzedze
wotsɔna dea kesinɔnu nyui vo-
vovowo woƒe xɔwo me taŋtaŋ.
5 Ŋutsu nyanu sesẽna, eye ŋutsu
nugɔmesela ɖea ŋusẽ fiana. 6 Ela-
bena tamebubu natsɔ awɔ aʋae,
eye adaŋuɖela geɖewo hea dzi-
ɖuɖu vanɛ.[t] 7 Nunya enye gbloti
xɔasi na bometsila, eyata mekea
nu le ʋɔnu o. 8 Amesi ɖoa vɔ̃
be, yeawɔ la, eya woyɔna be ame
vɔ̃. 9 Bometsila ƒe tameɖoɖo enye
nuvɔ̃, eye ƒewuɖula enye ŋunyɔ
na amegbetɔwo. 10 Ne ègbɔdzɔ

a 20, 12.
b 6, 1.
d 1, 8.
e 22, 10; Mo. V. 27, 17.
f 21, 5.
g 10, 1.
h 22, 14.
i 7, 12.
k 28, 22; Nyagb. 9, 11.
l 20, 1; Yes. 5, 11. 22.
n 9, 8.
o Yes. 56, 12.
p 22, 28.
r 13, 24; 22, 15.
s 31, 10—31.
t 20, 18; 11, 14.
u Lu. 21, 34.
v kp. 29-35; 21, 17.

le xaxaɣi la, ekema ŋusẽ boo mele
ŋuwò o. 11 Xɔ na amesiwo wo-
kplɔ yina wuwu ge, eye ɖe ame-
siwo woyina nu da gee la.[a] 12
Ne ėgblɔ be: „Míenyae o“ la, kpɔ
ɖa, [d]amesi da dziwo kpɔna la,
adze sii, eye amesi ɖea ŋku ɖe
wò luʋɔ la, anyae, eye [f]wòaɖo
etefe na amegbetɔ le efe nuwɔ-
wɔ nu. 13 Vinye, no anyitsi, ela-
bena enyo, eye anyixe avivi le
wò ve me. 14 Nenema ke srɔ̃
nunya na wò luʋɔ, eye ne wò
asi tui la,[g] ekema ŋkeke li gbɔna
na wò, eye wò mɔkpɔkpɔ mazu
dzodzro o.
15 Wò ame vɔ̃ɖi, megade xa
ɖe ame dzɔdzɔe fe nɔfe ŋu o;
megagblẽ edɔfe o. 16 Elabena[h]
ame dzɔdzɔe dzea anyi zi adre,
eye wògafɔna; ke ame vɔ̃ɖiwo
dzea dzɔgbevɔ̃e me. 17 Ne wò
futɔ dze anyi la, dzi megadzɔ wò
o, eye ne ekli nu la, wò dzi me-
gatso aseye o,[k] 18 bena ne Ye-
howa nakpɔe, madze eŋu o, eye
wòaklo efe dɔmedzoe ɖa le eŋu
o. 19 Dzi megaku wò ɖe ame
vlowo ŋu o, eye megaʋã ŋu ame
vɔ̃ɖiwo o,[n] 20 elabena ŋu nyui ke-
gbe meli na ame vlowo o, eye
ame vɔ̃ɖiwo fe akaɖi atsi.[o] 21 Vi-
nye, vɔ̃ Yehowa kple fia la, eye
megado ka kple godzelawo o;[p]
22 elabena wofe gbegblẽ afɔ ɖi
kpo yi, eye ameka nya woa kple
eve la fe dzɔgbevɔ̃e?[s]
23 Nya siawo hã tso nunyala-
wo gbɔ. Ame dzi dede le ʋɔnu-
ɖɔdrɔ̃ me menyo o.[u] 24 Amesi
gblɔna na fɔɖila be: „Tɔwò dzɔ“
la, dukɔwo afɔ fi adee, eye anyi-
gbadzitɔwo ado ɖiŋu nɛ. 25 Ke
amesiwo hea to la, yayra ava wo
dzi fũ. 26 Amesi ɖoa nya ŋu tu-
tutu la fe nuyi wogbugbɔna.[v]
27 Wɔ wò dɔwo le xexe, eye na-
de wò agble, emegbe hafi natu
xɔ. 28 Meganye ɖasefo ɖe novi-
wò ŋu dzodzro o, eye megatsɔ
wò nuyiwo da alakpae o.[a] 29 Me-
gagblɔ be: „Alesi wòwɔm la, ne-
nema mawɔe, eye madɔ etefe na
ame le efe nuwɔwɔ nu“ o![b] 30
Meto kuviatɔ fe agble kple ame
manyanu fe weingble ŋu yi. 31
Eye kpɔ ɖa aŋɔka yɔ eme taŋ,
gbe to ɖe eme, eye efe kpegliwo
mũ. 32 Tete meɖe ŋku ɖee, eye

a Hi. 29, 12; Ps. 82, 4.
b 6, 9–11.
d 16, 2; Sam. I. 16, 7.
e 10, 4.
f Ro. 2, 6.
g 23, 18.
h Hi. 5, 19; Ps. 37, 24.
i 16, 12.
k Hi. 31, 29.
l Lu. 14, 7–11.
n 3, 31; Ps. 37, 1; 73, 3.
o 13, 9.
p Pet. I. 2, 17.
r 20, 19.
s Ro. 13, 2.
t 15, 23.
u Mo. III. 19, 15.
v 16, 23.
y Pet. II. 2, 17.
z 15, 1.
a 19, 5.
b 20, 22.
d 19, 5.

wòɖe dzi gbɔ nam, mekpɔe, eye
wòzu nuxɔxlɔ̃ nam: 33 „Madɔ alɔ̃
vie, madɔ akɔlɔ̃e vie, made asi
asitɛ me, ne magbɔ ɖe eme“ la,[b]
34 ahedada ɖe wòfɔna ɖe ame
dzi abe mɔzɔla ene, eye hiã abe
ŋutsu, si bla akpa ene.[c]

Bubu vavãtɔ enye nunya fe fetu.

**25.** Lododo siawo hã nye Salo-
mo tɔ, eye Yuda-fia Xis-
kiya fe ŋutsuwoe fɔ wo nu fu.
2 Mawu fe bubue wònye be,
wòaɣla nya, eye fiawo fe bubu
wònye be, woadzro nya me. 3
Alesi dzifo kɔ, eye anyigba go-
gloe la, nenema fiawo fe dzime-
dzodzro meli o. 4 Ne woɖe aŋuka
ɖa le klosalo ŋu la, ekema edza-
na keŋkeŋ. 5 Ne woɖe ame vɔ̃ɖi
ɖa le fia ŋku me la, ekema dzɔ-
dzɔenyenye ali ke efe [i]fiazikpui.
6 Megaɖi bubu na ɖokuiwò le fia
ŋku me o, eye megatsi tre ɖe ame
ŋkutawo nɔfe o; 7 elabena ne
wogblɔ na wò be: „Te va dzi
gome!“ enyo wu esi woabɔbɔ wò
ɖe anyi le bubume, si nėkpɔ hafi
la ŋku me.[l]
8 Megatsi klokloklo dzi ɖe dzre-
wɔwɔ ŋu o, elabena nuka nawɔ
emegbe, ne hawòvi do ŋukpe
wòa? 9 Wɔ wò ŋutɔ wò dzre
kple hawòvi; ke megaʋu go ame
tutɔ fe [r]nya ɣaɣla, 10 ne amesi
see la, nanɔ dzuwòm, eye ŋkɔ
vɔ̃e natsi ŋuwò o. 11 Nya, si
wogblɔ ɖe egbloɣi la, sikatɔtɔ-
ŋuti wònye le klosalogba me.[t]
12 Nuxlɔ̃la nyanu enye sikasigɛ
kple kogɛ, si wotsɔ sika nyui-
tɔ tui la, na to senu. 13 Alesi
sno fa le nuŋeɣi la, nenema dɔ-
la nutefewɔla le na amesi dɔe,
eye wòfaa dzi na efe afetɔ. 14
Amesi ɖoa nunana ŋugbe fuflu
la, le abe tsie ɖo, ya le fofom,
gake tsi gbe dzadza ene.[y] 15 Dzi-
gbɔɖie xɔa nu le fia si, eye aɖe
fafɛ gbãa fuwo.[z] 16 Nu ėkpɔ anyi-
tsi la, noe ɖe wò dɔ nu, ne ma-
gati wò, eye wòaɖo le nuwò eme-
gbe o. 17 Meganɔ afɔ fom hawòvi
fe me, ne wò nu nagati kɔ nɛ,
eye wòalẽ fu wò o. 18 Amesi ɖia
aʋatsoɖase le ehavi ŋu la, zũ
kple yi kpakple aŋutrɔ ɖaɖɛ wò-
nye.[d] 19 Dziɖoɖo ɖe ame mawɔ-
nutefe ŋu le hiãɣi le abe adu

nyunyɔ kple afɔ, si te ke mele
o ene. 20 Amesi le ha dzim na
dzi xanu la, le abe amesi ɖe avɔ
ɖi le vuvɔŋɔli, eye abe ahaʃãe
wokɔ ɖe adzalẽɖaɖi dzi ene. 21
Ne dɔ le wò ketɔ wum la, na
aboloe wòaɖu, eye ne tsikɔ le
ewum la, na tsii wòano;[e] 22 ela-
bena dzoka ʃom nèle ʃu ɖe eʃe
ta me, eye Yehowa aɖo eteʃe na
wò. 23 Anyieheya hea tsidzadza
vɛ, nenemae ame ŋu liɖe nana mo
vena heliheli. 24 Enyo, ne woanɔ
dzogoe dzi le xɔta, wu ne nyɔnu
nyawɔla nanɔ aʃe me kple ame.[g]
25 Nya nyui xɔxɔ tso duta le abe
tsi fafɛ na amesi ʃe ve me ʃu la
ene. 26 Ame dzɔdzɔe, si ke ɖe
le ete le ame vɔ̃ɖi ŋku me la, le
abe tsidzidzi bublu kple vudo
kpɔtɔ̃ ene. 27 Anyitsi geɖe no-
no menyo o; ke nya sesẽwo me
dzodzro enye bubu. 28 Amesi
mate ŋu aɖu eʃe gbɔgbɔ dzi o la,
le abe du, si wogbã gli le eŋu,
wòtsi nuvo ene.[k]

**Bometsilawo, kuviatɔwo kple ame wonutovowo medze na bubu o.**

**26.** Bubu medze bometsila o,
abe sno le dzomeŋɔli kple
tsidzadza le nuŋeyi ene.[n] 2 Ale-
si atsutsure dzona, eye sagba-
dre saa agbae la, nenema nye
fiʃoʃo ɖe ame naneke mawɔmawɔ.
3 Sɔʃoka li na sɔ, numega li na
tedzi, bometsila ʃe medome tɔe
nye ati.[o] 4 Megaɖo nya ŋu na
bometsila ɖe eʃe bometsitsi nu,
ne wò hã nasɔ kplii o. 5 Ɖo eŋu
na bometsila ɖe eʃe bometsitsi
nu, ne magabu eɖokui nunyalae
o. 6 Amesi dea du asi na bome-
tsila la, lãa eya ŋutɔ ʃe afɔ, eye
wògblẽa eɖokui dome. 7 Alesi
ata tu ɖe xɔdrɔ̃ ŋu ɣledee la, ne-
nema nunyagbe nɔa nu me na
bometsilae. 8 Ne wode bubu bo-
metsila ŋu la, ele abe kpe wobla
ɖe akafo me ene.[s] 9 Alesi ŋu
nɔa ahamula si mee la, nenema
nunyagbe nɔa nu me na bome-
tsila. 10 Nu geɖe wotsɔna kpɔa
nui fũ, ke bometsila ʃe fetu kple
fetuanala ŋutɔ woatsrɔ̃. 11 Alesi
[u]avũ trɔna ɖe eya ŋutɔ ʃe xeɖe-
ɖe ŋui la, nenema bometsila gbu-
gbɔa eʃe bometsinu wɔnae. 12
Ele ŋutsu, si le eɖokui bum nu-
nyalae la kpɔma? Mɔkpɔkpɔ le
bometsila ŋu wu eyama.[a]
13 Kuviatɔ be: Gbeɖela le xexe,
dzata le kpɔdome.[b] 14 Alesi ʋɔ-
tru trɔna le eʃe megbega me la,
nenema nye kuviatɔ le aba dzi.[d]
15 Ne kuviatɔ de asi agba me
la, eɖede nu me nyea dɔ nɛ.[f] 16
Kuviatɔ bua eɖokui nunyalae wu
ame adre, siwo ɖoa nya ŋu ɖe
nunya me. 17 Amesi dzre metsɔ
egbɔ nya o, hafi wòku dzi nɛ la,
elé to na avũ, si tso me yina.
18 Alesi ŋɔdzo me nuwɔla daa
akakati bibi kple aŋutrɔ hewua
nui la, 19 nenema nye ŋutsu, si
blea ehavi, eye wògblɔna be: Fe-
fem nye mele!
20 Ne nake vɔ la, dzo tsina;
eye ne sakplitɔ meli o la, ɖoɖoe
zina le dzrewɔwɔ nu.[h] 21 Aka
nyia dzo, eye nake doa dzo, ne-
nema ŋutsu dzretɔ traa dzre ɖoe.[i]
22 Sakplitɔ ʃe nyawo le abe nu-
ɖuɖu vivi ene, eye wodea keke
dɔ me ke.[l] 23 Nugbugbɔ xɔdzo,
si ŋu dzi vɔ̃ɖi kpe ɖo la, le abe
sonu gaglɛ, si ŋu wofa klosaloŋu-
ka ɖo ene. 24 Ketɔ la tsɔ eʃe
nuyiwo trɔa eɖokui bubui, ke
alakpa le eʃe dzi me. 25 Ne eʃe
gbe vivina hã la, megaɖo dzi ɖe
eŋu o, elabena ŋunyɔnu adre le
eʃe dzi me. 26 Ne fulèle ɣla ɖe
beble me hã la, aɖi go le dutoʃo.
27 Amesi ɖe ʋe la, eya ŋutɔ adze
eme, eye kpe age adze emlila
dzi.[p] 28 Alakpaɖe léa fu ame-
siwo dome wògblẽ keŋkeŋ la,
eye nu zɔzrɔ̃e hea gbegblẽ vɛ.

**Nuxɔxlɔ̃ le ɖokuikafukafu kple dzidzedze ŋuti.**

**27.** Megaʃo adegbe ɖe etsɔ, si
gbɔna ŋu o, elabena mènya
nuka dzi ge etsɔ ala o.[r] 2 Ame
bubu nekafu wò, eye menye wò
ŋutɔ wò nu o, ame tutɔ, eye
menye wò nuyiwo o.[s] 3 Kpe la,
nu kpekpee, eye ke la, agbae; ke
bometsila ʃe dziku kpena wu wo
ame eve la. 4 Dziku la, nu nya-
yrãe, eye dɔmedzoe dzea agbo;
ke ameka ate ŋu anɔ te ɖe ŋu-
ʋaʋã nu? 5 Mokaka ɖe mo na
ame kaŋ enyo wu amelɔlɔ̃ le
adza me. 6 Xɔlɔ̃ ʃe abideɖe ame
ŋu medze vɔ̃ o; ke ketɔwo ʃe
nugbugbɔ sɔ gbɔ ŋutɔ.[v] 7 Ƒodiƚae

[a] 3, 7. [b] 22, 13. [d] 6, 9–11. [e] Ro. 12, 20; Mat. 5, 44. [f] 19, 24. [g] 21, 9. 19. [h] 22, 10. [i] 15, 18. [k] 29, 11. [l] 18, 8. [n] kp. 8. [o] Ps. 32, 9. 10. 13. [p] Ps. 7, 16; Nyagb. 10, 8. [r] Yak. 4, 13. 14. [s] Kor. II. 10, 12. [t] kp. 1. [u] Pet. II. 2, 22. [v] Ps. 141, 5.

zɔa anyitsi me, ke dɔwuitɔ la nu
vevewo katã vivia enu. 8 Ɖutsu,
si si tso wo de la, le abe xevi,
si si tso eƒe atɔ me ene. 9 Ami
kple dzudzɔ ʋeʋẽe donu doa dzi-
dzɔ na dzi; xɔlɔ̃ ƒe nya vivi nyo
wu ame ŋutɔ ƒe aɖaŋuɖoɖo. 10
Megagblẽ xɔ̃wò kple fofowò xɔlɔ̃
ɖi o; gbesigbe hiã tu wò la, [a]me-
gade nɔviwò ƒe me o; afelika, si
te ɖe ame ŋu, nyo wu ame nɔvi
le adzɔge. 11 Vinye, dze nunya,
be nado dzidzɔ na nye dzi, ne
mate ŋu aɖo nya ŋu na amesiwo
le alɔme ɖem le ŋunye. 12 Ne
nunyala kpɔ dzɔgbevɔ̃e la, eɣlaa
eɖokui; ke ame bebewuwo dea
ta eme, eye wòle na wo be, woa-
kpɔ wo tɔnua.[d] 13 Ɖe avɔ le
eŋu, elabena eƒu asi akɔ ɖe ame
bubu nu, eye natsɔe aɖo awɔba
le ame tutɔ ta.[e] 14 Amesi ɣra
ehavi ŋdi kanya asi madetsimee
kple ɣli la, woabui fiƒode nɛ. 15
Betrɔ, si nɔa ɖuɖu dzi ɖaa, ne tsi
gã le dzadzam la, kple nyɔnu
nyawɔla wosɔ;[g] 16 amesi be, yea-
tsi enu la, ya nu wòbe, yeatsi, eye
ɖe wòbe, yeatsɔ yeƒe nuɖusi aku
amii. 17 Alesi wotsɔa ga nyrea
gae la, nenema ame nyrea nɔ-
viae. 18 Amesi kpɔa eƒe gboti
dzi la, aɖu eƒe kutsetse; nenema
ke amesi dzɔa eƒe aƒetɔ ŋu la,
woade bubu eŋu. 19 Alesi ŋku
me ɖia ŋku me le tsi mee la, ne-
nema amegbetɔ ƒe dzi sɔna ɖe
amegbetɔ tɔ ŋui. 20 [k]Tsieƒe kple
aʋli me maɖi ƒo akpɔ o; nenema
[l]amegbetɔ ƒe ŋku hã maɖi ƒoe
o. 21 Sonu ɖe klosalo ŋu, eye
kpo ɖe sika ŋu, nenema ŋutsu le
ɖe eƒe ŋkɔxɔxɔ ŋui. 22 Ne ėde
bometsila kple bli to me hetsɔ
tati toe la, eƒe bometsitsi mado
le eŋu akpɔ o ɖe!
23 Wò alẽwo ƒe nɔnɔme nenɔ
nyanya na wò, eye lé ŋku ɖe wò
lãhawo ŋu; 24 elabena [p]kesinɔ-
nu menɔa anyi ɖaa o, alo ɖe fia-
kuku nɔa anyi na dzidzimeawo
katãa? 25 Ne gbe megali o, eye
gbe fẽwo to, eye wofo gbe nu ƒu
le towo dzi la, 26 ekema alẽviwo
nye avɔ na wò, eye gbɔ̃tsuwo
nye ho natsɔ aƒle agblee; 27 gbɔ̃-
notsi sɔ gbɔ na wò nuɖuɖu kple
aƒewòmetɔwo ƒe nuɖuɖu kpakple
wò dɔlanyɔnuwo ƒe nunyiame.

**Mawuvɔvɔ̃ kple nu nyui wɔwɔ yayra, mawu-mavɔ̃mavɔ̃ mayramayra.**

28. Amea ɖeke menyãa ame
vɔ̃ɖiwo ɖe nu, hafi wosina
o; ke ame dzɔdzɔewo ɖea dzi ɖi
abe dzatavi ene. 2 Anyigbadzi-
tɔwo ƒe vodadawo nana amegãwo
sɔ gbɔna, eye to nugɔmesela nya-
nu ɖeka dzi nu dzɔdzɔe wɔwɔ nɔa
anyi dedie. 3 Amegã, si te ame
dahewo ɖe anyi la, le abe tsidza-
dza, si ɖe anyigba, eye mehe nu-
ɖuɖu vɛ o ene. 4 Amesiwo ɖe
asi le se la ŋu la, kafua ame vɔ̃-
ɖiwo, ke amesiwo dzraa se ɖo la,
dzea agbo ɖe wo ŋu.[b] 5 Nu vɔ̃ɖi
wɔlawo mesea nu dzɔdzɔe wɔwɔ
gɔme o, ke amesiwo dia Yehowa
la, sea nuwo katã gɔme. 6 Ame
dahe, si fɔɖiɖi mele eƒe zɔzɔme
ŋu o la, nyo wu kesinɔtɔ, si zɔa
mɔ gɔglɔ̃ dzi.[f] 7 Amesi dzraa se
ɖo la, vi nyanue; ke amesi tsɔa
nutsuɖuɖu ɖoa dɔe la, dea ŋukpe
fofoa ŋu. 8 Amesi tsɔa demexɔxɔ
kple kasaɖiɖi dzia eƒe kesinɔnu-
wo ɖe edzii la, ele nu tum ɖo na
amesi vea ame dahewo nu.[h] 9
Amesi ɖe to ɖa, be yemase se o
la, eƒe gbedododa ke hã nye ŋu-
nyɔ.[i] 10 Amesi ble nuteƒewɔla-
wo yi mɔ vɔ̃ɖi dzi la, eya ŋutɔ age
adze eƒe do me; ke fɔmaɖilawo
anyi nu nyui ƒe dome. 11 Kesi-
nɔtɔ bua eɖokui nunyalae; ke ame
dahe nugɔmesela le egɔme kpɔm.
12 Ne ame dzɔdzɔewo le aseye
tsom la, atsyɔ̃ɖoɖo teƒe mekɔna
o; ke ne ame vɔ̃ɖiwo ƒe alɔ de
dzi la, amewo kpɔkpɔ nyea dɔ.[n]
13 Amesi tsɔ nu tsyɔ eƒe vodada
dzi la, madze edzi nɛ o; ke amesi
ʋu eme, eye wòdzudzɔe la, wo-
ave enu.[o] 14 Woayra ŋutsu, si
le vɔvɔ̃ dzi ɖaa, ke amesi sẽ eƒe
dzi me goŋgoŋ la, adze dzɔgbe-
vɔ̃e me. 15 Ame vɔ̃ɖi, si le ɖukɔ
dahe dzi ɖum la, le abe dzata
ɖegbe kple sisiblisi dɔwui ene.
16 Amegã, si ɖo ko le gɔmesese
me la, ametetedeanyi bɔ ɖe esi;
amesi lé fu amebaba la, anɔ agbe
didie.
17 Amesi dzi hlɔ̃ƒe le, ne esi
vaseɖe aʋli me ke hã, amea ɖeke
megalée o![r] 18 Amesi fɔɖiɖi mele
eƒe zɔzɔme ŋu o la, woakpe ɖe
eŋu; ke amesi toa mɔ gɔglɔ̃ dzi
la, adze anyi zi ɖeka. 19 Amesi

a 14, 28.
b Ps. 49, 14.
d 21, 29; 22, 3.
e 20, 16.
f 19, 1.
g 19, 13; 25, 24.
h 13, 22.
i 21, 27.
k 30, 15. 16.
l Nyagb. 1, 8.
n 11, 10. 11.
o Ps. 32, 3—5; Yoh. 1. 1, 8. 9.
p Tim. 1. 6, 7.
r Mo. 1. 4, 14.

de efe agble la, nududu abɔ de
esi; ke amesi ti yakanuwo yome
la, ahedada ado gã de edzi.[b] 20
Woayra nutefewɔla gede; ke ame-
si [d]tsi klokloklo de hokpɔkpɔ ŋu
la, womagbe tohehe nɛ o.
21 Amedzidede menyo o, abolo
kakɛ pɛ hã ana ame nada vo. 22
Ɖubiala le yɔyɔm de kesinɔnu
ŋu; ke menyae be, hiã le ye dzi
va ge o.[f] 23 Amesi ka mo na
ame la, axɔ akpe emegbe wu
amesi de ami de efe ade. 24
Amesi da adzo fofoa kple dadaa
hegblɔ be: Menye nuvɔ̃a deke o
la! nugblẽlawo fe hati wònye.[i]
25 Ɖubiala dɔa dzre, ke amesi
doa dzi de Yehowa ŋu la, woadi
fo nɛ taŋ. 26 Amesi doa dzi de
eya ŋutɔ fe [l]gɔmesese ŋu la, bo-
metsilae; ke amesi zɔna le nunya
me la, woadee. 27 Amesi naa nu
ame dahe la, hiã matui akpɔ o,
ke amesi trɔa mo de aga la, woa-
do diŋu gede nɛ.[o] 28 Ne ame
vɔ̃diwo fe alɔ de dzi la, amewo
ɣlaa wo dokui; ke ne wotsrɔ̃ la,
ame dzɔdzɔewo dzina de dzi.[p]

Nunya hea yayra vanɛ, ke bometsitsi kple nuvɔ̃ wɔa gbegblẽ.

29. Amesi woka mo na zi gede,
ke wòsẽ ta me la, agbã zi
deka gudugudu, eye gbedada ma-
nɔ eŋu o.[t] Ne ame dzɔdzɔewo
dzi de dzi la, dukɔ kpɔa dzidzɔ;
ke ne ame vɔ̃di le fia dum la,
dukɔ dua tse.[v] 3 Amesi lɔ̃a nya-
tefe la, doa dzidzɔ na fofoa, ke
[y]amesi doa ka kple gbolowo la,
gblẽa kesinɔnuwo dome. 4 Dzɔ-
dzɔenyenye fia tsɔna lia ke anyi-
gba; ke [z]adzɔxɔla gblẽnɛ. 5 Ame-
si vivia nu me na ehavi la, edoa
dɔ na efe afɔ. 6 Mɔ̃tetre le vo-
dada me na nu vɔ̃di wɔlawo; ke
ame dzɔdzɔe atso aseye, eye
wòakpɔ dzidzɔ. 7 Ame dzɔdzɔe
nyaa ame dahèwo fe nya me na
wo, ke ame vɔ̃di mesea sidzedze
gɔme o. 8 Fewudulawo flɔa dzo
de du ŋu, ke nunyala faa dɔme-
dzoe nu. 9 Ne bometsila kple
nunyala wodo nya me la, [a]edoa
dɔmedzoe nɔa nu kom, eye me-
kpɔa gbɔdzɔe o. 10 Hlɔ̃dola léa
fu ame madifɔwo, eye wòdia nu-
tefewɔlawo fe agbe yome. 11 Bo-
metsila dudua efe dɔmedzoe katã

kɔna di; ke nunyala fa enu eme-
gbe.[a] 12 Dziɖula, si doa to ala-
kpanya la, ame vɔ̃diwo nye efe
dɔlawo katã. 13 Ame dahe kple
ametedeanyila wodoa go wo nɔe-
wo; amesi nana woa kple eve la
fe ŋku dzi kɔna la, enye Yeho-
wa. 14 Fia, si drɔ̃a ʋɔnu na ame
dahewo le nyatefe me la, efe fia-
zikpui ali ke tegbee.[r] 15 Ati kple
mokaname dzea nunya ame, ke
devi tsibodome dea ŋukpe mo na
dadaa.[s] 16 Ne ame vɔ̃diwo dzi de
dzi la, vodada dzina de edzi; ke
[h]ame dzɔdzɔewo akpɔ wofe anyi-
dzedze da. 17 He to na viwò,
ekema ana gbɔdeme wò, eye wòa-
do vivi na wò luʋɔ.[k] 18 Ne nya-
gblɔdi meli o la, dukɔ tsia bodo-
me; ke ne edzra sea do la, woa-
yrae. 19 Wometsɔa nya hea to
na kluvi o, elabena esenɛ hafi
gbea tododo. 20 Ele ŋutsu, si
[n]tsi klokloklo dzi le nufofo me
la, kpɔma? Mɔkpɔkpɔ le bome-
tsila ŋu wu eyama. 21 Ne amea
de wɔ vinugbee na efe kluvi tso
devime la, ava du afetɔ emegbe.
22 Dɔmedzoetɔ dea dzre afe, eye
dzikutɔ daa vo gede.[r] 23 Ame-
gbetɔ fe dàda abɔbɔe de anyi,
ke amesi bɔbɔ edokui de anyi
la fe asi asu bubu dzi.[s] 24 Ame-
si woa kple fiafitɔ womã nu, eye
wòse [u]diŋudodo, gake metoe o
la, elé fu eya ŋutɔ fe agbe. 25
Amegbetɔvɔvɔ̃ mɔe wònye dea
ame; ke amesi doa dzi de Yeho-
wa ŋu la, woakpɔ eta. 26 Ame
gedewo wɔa nu, be woadze amegã
ŋu; ke Yehowa gbɔe ame fe afia-
tsotso tsona. 27 Nu madzɔmadzɔ
wɔla enye ŋunyɔ na ame dzɔ-
dzɔewo, eye amesi fe zɔzɔme to
mɔ deka la, enye ŋunyɔ na ame
vɔ̃di.

Agur fe emeouon.

30. Agur, Yake vi fe nyawo.
Ŋutsu la fe gbe enye si:
Meku kutri, Mawu, meku kutri,
eye nunye yi. 2 Elabena medzɔ
lã wu amesiame, eye amegbetɔ
fe gɔmesese mele asinye o, 3 eye
nyemesrɔ̃ nunya, be madze si
kɔkɔetɔ la o. 4 Ameka lia yi
dzifo gadi va anyi? Ameka lɔ ya
de asiʋlo me? Ameka bla tsi de
avɔ me? Ameka do anyigba fe

[a] 25, 28; 12, 23.
[b] 6, 6—11; 10, 4; 12, 11.
[d] kp. 22; 20, 21.
[e] 16, 12.
[f] kp. 20; 23, 4; Tim. I. 6, 9.
[g] kp. 17; 22, 15.
[h] Ps. 37, 36.
[i] Mat. 15, 5.
[k] 23, 13.
[l] 3, 5.
[n] Nyagb. 5, 1. 2; Yak. 1, 19.
[o] Kor. II. 9, 6. 9.
[p] 28, 2.
[r] 15, 18; 26, 21.
[s] Mat. 23, 12; Pet. I. 5, 5.
[t] 15, 10.
[u] Mo. III. 5, 1.
[v] Lu. 11, 10.
[y] 15, 18.
[z] Yes. 32, 7.
[a] Mat. 11, 17.

mloenuwo katã tsitrenu? Eŋkɔ
de, eye aleke woyɔna na via?
Enyaea?[a] 5 Mawu fe nufofowo
katã me dza; akpoxɔnu wònye
na amesiwo sii tso la.[b] 6 Mega-
tsɔ nyaa deke kpe efe nyawo,
ne wòade ga nu na wò, eye nanye
aʋatsotɔ atsi anyi di o.[c]

Agur fe kukudede.

7 Nu eve biam mele wò, mega-
tem, hafi maku o: 8 Alakpa kple
aʋatsokaka nefo asa nam! Me-
gana ahedada kple hotsuim o;
na [f]madu nye nusi nye tɔnye, 9
ne nyemagadi fo akpa ahasẽ nu
agblɔ bena: „Amekae nye Yeho-
wa hã“ o; eye ne nyemagado ko
ayi fi fi ge ahada afu de nye Ma-
wu fe ŋkɔ ŋu o.
10 Megalĩ dɔla ŋu le efe afetɔ
gbɔ, ne wòado diŋu na wò, eye
fɔdidi nanɔ dziwò o.
11 Dzidzime, si doa diŋu na fo-
foa, eye meyraa dadaa o la, 12 ne-
nema nye dzidzime, si buna be,
yedza, gake mele efe difofo kpɔm
o;[g] 13 nenema nye dzidzime, si
ta ŋku kɔkɔ le, eye efe adabawo
de dzi;[h] 14 nenema nye dzidzime,
si fe aduwo nye yi, eye efe tsyo-
wo nye hɛ, ne woadu hiãtɔwo
da le anyigba dzi kple ame dahe-
wo da le amegbetɔwo dome.
15 Nyɔnuvi eve le axɔ̃ si: Tsɔe
vɛ, tsɔe vɛ! Nu etɔ̃e media fo
gbede o, eye enelia megblɔna
be, esɔ gbɔ o: 16 Tsiẽfe, nyɔnu
fe dɔ tsiko, kple anyigba, si tsi
media kɔ na o, kpakple dzo, si
megblɔna be: esɔ gbɔ gbɔ o.
17 Ŋku, si dea alɔme le fofoa
ŋu, eye mebua dada de naneke
me o la, akpaviãwo ahoe le to me
le tɔʋu to, eye hɔ̃viwo adui.[l]
18 Nu etɔ̃e nye nuku nam, eye
enelia la nyemenya ta le enu o:[n]
19 Hɔ̃ tofe le dzifo, da tofe le
agakpe dzi, ʋu tofe le atsiafu
titina kpakple ŋutsu tofe le nyɔ-
nuvi ŋu. 20 Alea nye gbolo tofe
hã; edua nu tutua nu xalixali
gblɔna be: Nyemewɔ nu badaa
deke o.
20 Nu etɔ̃e nana anyigba dzo-
na kpekpekpe, eye enelia mele
tsɔtsɔ me nɛ o. 22 Ne kluvi zu
fia, ne nududu bɔ de bometsila
si,[r] 23 ne nyɔnu tsi tre heva de

a Hi. 38.
b Ps. 12, 7; 18, 31.
d 6, 6–8; 10, 5.
e Mo. V. 4, 2.
f Tim. I. 6, 6–8; Mat. 6, 11.
g 20, 9.
h 21, 4.
i Mo. V. 17, 17; Fia. I. 11, 1.
k 20, 1.
l 20, 20.
n 6, 18.
o Hi. 29, 12. 15.
p 12, 4; 18, 22.
r Nyagb. 10, 6.

srɔ̃ emegbe kple ne dɔlanyɔnu
do alɔgo efe afenɔ do da.
24 Nu enee nye suetɔwo le anyi-
gba dzi, ke wodze nunya etefe
mekɔ o: 25 Anyidiwo menye dukɔ
sesẽa deke o hafi, gake wodia
wofe nududu le dzomeŋɔli;[d] 26
hotoklolowo menye dukɔ sẽŋua
deke o, gake wowɔa wofe nɔfe
de agakpewo me; 27 fiaa deke
mele ʋetsuviwo nu o, ke wofe
ha blibo la yina le dodo me; 28
woate ŋu alé xɔ ŋu nyatri kple
asi, gake enɔa fiasãwo me.
29 Nu etɔ̃e zɔa atsyɔ̃zɔli, eye
enelia zɔa fiazɔli: 30 dzata, si nye
kalẽtɔ le lãwo dome, eye metrɔa
megbe dea naneke o, 31 aʋawɔsɔ
kple gbɔ̃tsu kpakple fia, si nu
womate ŋu anɔ te do o.
32 Ne ètsi bome le dokuidodo-
dedzi me la, ekema do asi nu,
nenye be, nèdze nunya. 33 Ela-
bena, ne wofo notsi la, eye ami
dona, ne wofiã ŋɔti sesĩe la, eye
ʋu dona, eye ne wofiã dɔmedzoe
sesĩe la, eye dzre dzɔna.

Dadaa de fe monuflaña flaa de.

31. Fia Lemuel fe nyawo nye
esi, nya, siwo dadaa ku de
to me nɛ: 2 Oo vinye, oo nye dɔ-
mevi, oo nye adzɔgbedede fe vi!
3 Megatsɔ wò ŋusẽ na nyɔnuwo
o kple wò zɔzɔme na nyɔnu fia-
gblẽlawo o![i] 4 Lemuel, menye
fiawo fe dɔ o, wein nono menye
fiawo fe dɔ o, eye aha muame
menye amegãwo fe dɔ o![k] 5 Ne
magano aha aŋlɔ se la be, eye
wòatrɔ gbo nya na hiãtɔwo katã
o! 6 Ke boŋ mitsɔ aha muame na
amesiwo do tsɔtsrɔ̃ fe atua nu
kple wein na nuxala, 7 ne wòa-
noe, eye wòaŋlɔ efe ahedada be,
eye efe ŋku nadzo le hiãkame
dzi!
8 Ke wò nu de adetututɔwo nu
kple de dzɔgbevɔ̃etɔwo katã fe
nya nu![o] 9 Ke wò nu natso afia
de etefe, eye nadrɔ̃ ʋonu na
hiãtɔwo kple ame dahewo!

Nyɔnu nu dzeame wɔla fe kafukafu.

10 Amekae akpɔ nyɔnu zazẽ?
Efe asime sẽ wu adzagba tɔ.[p] 11
Srɔ̃a doa dzi de eŋu, eye nuwo
kpɔkpɔ mavee o. 12 Ewɔa nyuie nɛ,
eye menye vɔ̃ o, le efe agbe me
ŋkekewo katã me. 13 Edia detifu

kple anazi, eye efe asiwo wɔa
dɔ kple dzidzɔ. 14 Ele abe asiʋu
ene, eye wòhea nuḍuḍu tso didife
vɛ. 15 Ne ŋu mekpɔ ke haḍe o
la, efɔna, eye wònaa nuḍuḍu efe-
metɔwo kple efe dɔlanyɔnuwo tɔ
gome wo. 16 Ebua ta me le agble
ŋu, eye wòflenɛ kã; efe asi fe
kutsetse wòtsɔna dea weingblee.
17 Etsɔa ŋusẽ blaa ali dzii, eye
wòḍoa ŋusẽ efe alɔwo. 18 Edzea
sii be, yefe asitsatsa nyo; efe
akaḍi metsina le zã me o. 19 Edoa
asi ḍa lèa ati, si ŋu wodoa ḍetifu
ḍo, eye efe asibidewo lèa keke.
20 Edoa efe asi ḍe hiãtɔwo, eye
wòkea efe abɔ me na ame dahe-
wo. 21 Mevɔ̃na ḍe efe afe nu le
vuvɔ ta o, elabena wotsyɔ kuntru
dzĩ na efe afemetɔwo. 22 Elɔ̃a
kuntruwo na eḍokui, aklala kple
aḍabɛ nye efe avɔtata. 23 Wonyaa
srɔ̃a, ne eya kple anyigba dzi ame
tsitsiwo wole ʋɔnudrɔ̃fe. 24 Etɔa
awutewui hedzrana, eye asitsala-
wo xɔa alidziblanuwo tsoa egbɔe.[a]
25 Ŋusẽ kple atsyɔ̃ nye efe avɔ,
eye ŋkeke [b]ḍia kokoe nɛ. 26 Ekea
efe nu kple nunya, eye nufiame
fafɛwo le efe aḍe dzi. 27 Eléa
ŋku ḍe nuwɔwɔwo ŋu le efe me,
eye meḍua kuviabolo o. 28 Via-
ŋutsuwo tsɔna heyranɛ; srɔ̃a ka-
funɛ be: 29 „Nyɔnu zazẽ geḍewo
li; ke wòa èfo wo katã ta!“ 30
Nyonyo la, alakpae, eye tugbe-
dzedze la, yae; nyɔnu, si vɔ̃a Ye-
howa la, ele be, woakafui.[d] 31
Mitsɔ efe asi fe kutsetse nɛ, eye
efe dɔwɔwɔwo akafui le dua me!

a Dɔ. 9, 39.
b Hi. 5, 22; Mat. 6, 34.
d 11, 22.

# NYAGBLƆLA SALOMO.

Anyigba dzi nuwo katã fe dzodzronyenye.

1. Nyagblɔla, amesi nye Dawid
vi, fia le Yerusalem la fe nya-
wo nye esi:
2 Nyagblɔla be: Toflokowo fe
tofloko, toflokowo fe toflokoe; nu-
sianu enye tofloko! 3 Viḍe ka ame-
gbetɔ kpɔna tsoa efe agbagba, si-
wo katã wòdzena le ɣea te la mea?[f]
4 Dzidzime nu yina, eye bubu va-
na; ke anyigba ya li tegbee.[g] 5 Ɣe
dzena, eye ɣe ḍoa to, eye wòḍea
abla yia enɔfe, afisi wòdzena tso-
na. 6 Ya ḍoa ta dziehe, etrɔna
yia anyiehe, eye wògatrɔna vaa
afisi wòtso. 7 Tɔwo katã sina yia
atsiafu me, ke atsiafu meyɔna
gbeḍe o; afisi tɔwo sina yina la,
afima woyina ḍaa. 8 Nuwo katã
le [i]agbagbadzedze dzi, amegbetɔ
mate ŋu afo nu le wo ŋu avɔe o;
nukpɔkpɔ meḍia fo na ŋku o, eye
nusese meyɔa to o. 9 Nusi nɔ
anyi va yi la, eya kee gbɔna anyi
nɔ ge, eye nusi dzɔ va yi la, eya
kee gbɔna dzɔdzɔ ge; ale nu ye-
yea ḍeke mele ɣea te o. 10 Ne
nane to, eye amewo be: „Mikpɔ
ḍa, nu yeyea ḍe to“ la, edzɔ do
ŋgɔ na mí gbaḍegbe ke. 11 Ŋku
dzo le blematɔwo dzi, nenema ke
amesi gbɔna dzɔdzɔ ge hã, wo
yometɔwo maḍo ŋku wo dzi o.
12 Nye, nyagblɔla, meḍu fia ḍe
Israel dzi le Yerusalem.[e] 13 Meḍo
nye ta me anyi, be matsɔ nunya
adzro nusiwo katã dzɔna le dzi-
foa te la me akpɔ, eye makpɔ wo
ta ḍa. Agbagbadzedze vɔ̃e wònye
Mawu tsɔ na amegbetɔviwo, ne
woatsɔ anɔ kutri kumi. 14 Melè
ŋku ḍe nusiwo katã wowɔna le
ɣea te la ŋu, eye kpɔ ḍa, wo katã
tofloko kple dagbadagba ḍe ya me
wonye. 15 Womate ŋu [h]adzɔ nu
gɔglɔ̃ o, eye nusi kpɔtɔ la, wo-
mate ŋu axlẽe akpe ḍe nu ŋu o.
16 Megblɔ le nye dzi me be: Va-
vãe, nye asi tu nunya gã geḍewo
wu amesiwo katã nɔ Yerusalem
nu do ŋgɔ nam la, eye nye dzi
kpɔ nunya kple gɔmesese fũ.
17 Eye esi meḍo ta me anyi, be
madze si nunya, eye madze si
adaʋadzedze kple bometsitsi la,
medze sii be, esia hã dagbadagba
ḍe ya me wònye.[k] 18 Elabena dzi-
ku geḍe kpe ḍe nunya geḍe ŋu,
eye amesi li kɔ sidzedze la, eli
kɔ vevesese.

e kp. 1.
f 2, 22.
g Ps. 90, 3.
h 7, 13.
i Ps. 90, 10.
k 2, 12; 7, 25.

Anyigba dzi dzidzɔkpɔkpɔwo katã hã nye dzodzro.

2. Megblɔ le nye dzi me be:
Matsɔ dzidzɔ atee akpɔ, eye
maḍu agbe! Ke esia hã toflokoe.

2 Megblɔ na nukoko be: aɖaʋae!
eye na dzidzɔ be: nuka esia ya
awɔ? 3 Mebu le nye dzi me be:
Matsɔ [a]wein anyro nye ŋutilã, ke
nye dzi natsɔ nunya akplɔm, ne
mavà bometsitsi goŋgoŋ, eye ma-
kpɔ nusi nyo na amegbetɔviwo
be, woawɔ le dziƒoa te le woƒe
agbenɔɣi me la. 4 Mewɔ dɔ kli-
tsuwo: metu xɔwo, mede wein-
gblewo, 5 metɔ abɔwo, eye mewɔ
tsaɖiƒevewo hedo ati tseku ɖuɖua
vovovowo ɖi; 6 medɔ tsitawo, ne
matsɔ ade tsi avemeti damawo.
7 Meƒle kluviwo kple kosiviwo,
eye esiwo wodzi le aƒe me hã nɔ
asinye. Nyihawo kple alẽhawo
nɔ asinye taŋ wu amesiwo katã
nɔ Yerusalem do ŋgɔ nam. 8 Me-
ƒo klosalo kple sika, fiawo kple
anyigbawo ƒe kesinɔnuwo nu ƒu;
meɖo ŋutsu hadzilawo kple nyɔ-
nu hadzilawo na ɖokuinye; me-
se amegbetɔviwo ƒe vivisese, eye
nyɔnu bɔ ɖe asinye kpaŋ. 9 Ale
[e]medo kpo gaɖo kpo ɖe dzi wu
amesiwo katã nɔ Yerusalem do
ŋgɔ nam; eye nye nunya hã tsi
ŋunye. 10 Nusianu, si nye ŋkuwo
di la, nyemete wo o; nyemetsri
dzidzɔa ɖeke na nye dzi o, ke
boŋ nye dzi kpɔ dzidzɔ ɖe nye
agbagbadzedzewo katã ŋu, eye
esia nye tɔnye gome tso nye
agbagbadzedzewo katã me. 11 Ke
esi metrɔ kɔ ɖe dɔ, siwo katã nye
asi wɔ, kple agbagba, siwo medze
ɖe wo ŋu ŋuti la, kpɔ ɖa, [g]toflo-
ko kple dagbadagba ɖe ya me wo-
nye, eye viɖea ɖeke mele ɣe la te o.
12 Eye metrɔ, be makpɔ [h]nu-
nya, aɖaʋadzedze kple bometsitsi
ɖa, elabena nuka amesi ava dze
fia yome la awɔ? Nusi wowɔ xoxo
va yi la koe! 13 Tete mekpɔ be,
nunya ƒo bometsitsi ta, abe alesi
kekeli ƒo viviti tae ene. 14 [k]Nu-
nyala to ŋku ɖe ta, ke bometsila
zɔa viviti me. Ke medze sii be,
nye ɖeka tɔgbe koe dzɔna ɖe
wo katã dzi. 15 Tete megblɔ le
nye dzi me be: Nya, si adzɔ ɖe
bometsila dzi la kee le dzɔdzɔ
ge ɖe nye hã dzinye tso, nukata
gɔ̃e nyea medze nunya alea gbe-
gbe do? Eye megblɔ le nye dzi
me be: Esia hã toflokoe. 16 Wo-
meɖoa ŋku nunyala kple bome-
tsila dzi tegbee o, elabena ŋku adzo

[a] Lod. 31, 4.
[b] Ps. 49, 11.
[d] kp. 21. 26; Ps. 39, 7.
[e] Fia. 1. 10, 23.
[f] 3, 12. 22; 5, 17; 8, 15; 9, 7.
[g] 1, 14.
[h] 1, 17.
[i] Lod. 13, 22; 28, 8.
[k] Lod. 17, 24.
[l] 8, 6.

le wo dzi le ŋkeke, siwo gbɔna
la me xoxo; alesi nunyala kunae
la, nenema ke bometsila hã ku-
nae.[b] 17 Tete melé fu agbenɔnɔ,
elabena nusiwo wowɔna le ɣea
te la, medze ŋunye o, elabena wo
katã tofloko kple dagbadagba ɖe
ya me wonye. 18 Eye melé fu
agbagba, siwo katã medze le ɣea
te la, le esi mele wo gblẽ ge ɖi
na yonyemedzela ta.[d] 19 Eye ame-
kae nyae be, nunyala loo, alo bo-
metsila nye ge wògbɔna? Hafi
eyae le ŋusẽ kpɔ ge ɖe nye agba-
gba, siwo katã metsɔ kutrikuku
kple nunya dze le ɣea te la dzi.
Esia hã toflokoe!
20 Tete metrɔ, eye ɖikeke ɖo
nye dzi me ɖe agbagba, siwo ka-
tã medze le ɣea te la ŋu. 21 Ela-
bena ne amea ɖe tsɔ nunya, gɔ-
mesese kple aɖaŋu wɔ eƒe dɔe
la, ele nɛ be, wòagblẽe ɖi na ame
bubu, si medze agbagba le eŋu
o la, wòazu etɔ. Esia hã tofloko
kple vɔ̃ gã wònye. 22 Elabena
nuka amegbetɔ kpɔna tsoa eƒe
dɔwo katã kple agbagba, siwo eƒe
dzi dzena le ɣea te la mea? 23
Elabena eƒe ŋkekewo katã nye
vevesese, eye nuxaxa nye eƒe
dɔwɔwɔwo, le zã me gɔ̃ hã eƒe
dzi mekpɔa gbɔdzɔe o. Esia hã
toflokoe!
24 Ðe [f]menyo na amegbetɔ wu
be, wòaɖu nu ano nu, eye eƒe lu-
ʋɔ naɖu agbe akpe ɖe eƒe agba-
gbadzedzewo ŋu oa? Ke esia la,
Mawu si me ko wòtsona, abe alesi
mekpɔe ene. 25 Elabena ameka
ato exa aɖu nu, eye wòase vivi?
26 Elabena etsɔ nunya, sidzedze
kple dzidzɔ na amesi ƒe nu dze
eŋu la; ke nuvɔ̃wɔla la, etsɔ dɔ-
wɔwɔ nɛ, be [i]wòaƒo nu nu ƒu,
eye wòali kɔ nu, ne Mawu natsɔ
na amesi ƒe nu dze eŋu la. Esia
hã tofloko kple dagbadagba ɖe
ya me wònye.

Nuwuwu li na amegbetɔ ƒe nuwɔwɔwo;
gake Mawu tɔ nɔa anyi.

3. Ɣeyiɣi li na nusianu, eye azã
li na tameɖoɖowo katã le dzi-
ƒoa te.[l] 2 Amedziɣi li, eye kuɣi
li; nudoɣi li, eye nu dodoawo hoɣi
li; 3 amewuɣi li, eye gbedaɣi li;
xɔgbãɣi li, eye etuɣi li; 4 avifaɣi
li, eye nukoɣi li; konyifaɣi li, eye

yeḍuɣi li; 5 kpekakaɣi li, eye kpe-
ƒoƒoƒuɣi li; asikplakɔɣi li, eye
adzɔgenɔnɔ na asikplakɔɣi li;
6 nudiɣi li, eye nubuɣi li; nudzra-
ḍoɣi li, eye nuƒugbeɣi li; 7 nuvu-
vuɣi li, eye nutɔɣi li; ḍoḍoeziɣi
li, eye nuƒoɣi li; 8 lɔlɔ̃ɣi li, eye
fuléɣi li; aʋawɔɣi li, eye ŋutifa-
faɣi li.
9 Viḍe ka ame kpɔna tsoa dɔ,
si ŋu wòdzea agbagba lena la me?
10 Mekpɔ dɔ, siwo Mawu tsɔ de
asi na amegbetɔviwo, ne woatsɔ
aku kutrii la ḍa. 11 Ewɔ nuwo
katã nyuie ḍe wo wɔɣi, eye wòḍe
mavɔmavɔ dzi me na wo, negbe
ḍeko amegbetɔ menya mɔnu le
nusiwo Mawu wɔ la ƒe agɔmegbɔ
kple tagbɔ ŋu o.[a] 12 Medze sii — a 8, 17.
bena, [d]nu nyuia ḍeke meli na wo — b Hi. 3, 11.
wu be, woakpɔ dzidzɔ, eye woa- — d 2, 24.
ḍu agbe le woƒe agbenɔɣi o. 13 Ke
be amea ḍe naḍu nu ano nu, eye — e 6, 3.
wòanyo nɛ le eƒe agbagbadzedze-
wo katã me la, Mawu ƒe nunanae.
14 Medze sii be, nusiwo katã Ma-
wu wɔ la, anɔ anyi ḍaa, womatsɔ
naneke akpee o, eye womaḍe na-
neke le eme o. Mawu ḍe wòwɔe
alea, be woavɔ̃ ye. 15 Nusi li la, — f Lod. 8, 10.
nɔ anyi tsã va yi, eye nusi gbɔ-
na anyi nɔ ge la, nɔ anyi gbaḍe-
gbe ke; eye Mawu gadia nusi nu — g Lod. 15, 16.
va yi la. — h 2, 12.

Vɔ̃ Mawu, eye na wò gome nadze ŋuwò.

16 Eye megakpɔ le ɣea te be,
nu madzɔmadzɔ le ʋɔnudrɔ̃ƒe, eye
nu madzɔmadzɔ le dzɔdzɔenyenye-
nɔƒe. 17 Tete megblɔ le nye dzi
me be: Mawu le ʋɔnu drɔ̃ ge ame
dzɔdzɔewo kple ame vɔ̃ḍiwo, ela-
bena eḍoazã na tameḍoḍowo katã
kple nuwɔwɔwo katã.[i] 18 Megblɔ — i 12, 14.
le nye dzi me bena: Amegbetɔ-
viwo ta esia va me ḍo, ne Ma-
wu nado wo akpɔ, eye ne woadze
sii be, lãwo yewonye. 19 Elabena
[k]nya ḍeka tɔgbe dzɔna ḍe ame- — k Ps. 49, 13. 21.
gbetɔviwo kple lãwo siaa dzi; alesi
esiawo kunae la, nenema ke eke-
meawo hã kunae, gbɔgbɔ ḍekae
le wo katã si, eye amegbetɔ mexɔ
asi wu lã o; elabena wo katã to-
floko wonye. 20 Wo katã woyina
teƒe ḍeka; [l]anyi me wo katã wo- — l Mo. 1. 3, 19.
tso, eye anyi wo katã woagazu.
21 Ðe amea ḍe nyae be, amegbe-
tɔviwo ƒe gbɔgbɔ yia dzi, eye
lãwo ƒe gbɔgbɔ yia anyi me loo?[m] — m 12, 7.
22 Eyata mekpɔ be, enyo wu na
amegbetɔ be, wòakpɔ dzidzɔ le
eƒe dɔwɔwɔwo ŋu, elabena esia
nye eƒe gome. Elabena amekae
akplɔe ayi afisi wòakpɔ nusi adzɔ
le emegbe la le?

Akɔfafa meli na ame dahe kple veviedola siaa o; ŋa gɔ̃ hã mele ḍeḍie o.

4. Eye megaḍe ŋku ḍe ametete-
ḍeanyi, siwo katã dzɔna le
ɣea te la, eye kpɔ ḍa, amesiwo
wote ḍe anyi la ƒe aḍatsiwo le
tsyɔtsyɔm, ke akɔfalaa ḍeke meli
na wo o; amesiwo te wo ḍe anyi
la, sẽ ŋuta le wo ŋu, ke akɔfalaa
ḍeke meli na wo o. 2 Tete me-
kafu amesiwo ku gbaḍegbe ke la,
wu agbagbeawo, siwo gale agbe;[b]
3 eye amesi medzɔ gɔ̃, ne wòayi
nuwɔwɔ vɔ̃ḍi, siwo dzɔna le ɣea
te, kpɔ ge o la tɔ me nyo wu wo
ame eve la tɔ.[e]
4 Eye mekpɔ agbagbadzedzewo
katã kple aḍaŋudzedzewo katã ḍe
dɔwɔwɔ ŋu be, ŋuʋaʋã wonye ḍe
amehavi ŋu. Esia hã tofloko kple
dagbadagba ḍe ya me wònye. 5
Bometsila ḍe asi asitɛ me hele
eya ŋutɔ ƒe ŋutilã ḍum.[f] 6 Gbɔ-
ḍeme asiʋlo ḍeka nyo wu agba-
gbadzedze kple dagbadagba ḍe
ya me asiʋlo eve taŋ.[g]
7 Eye [h]megakpɔ tofloko le ɣea
te: 8 Amea ḍe eya ḍeka kolia li,
eye evelia mekpe ḍe eŋu o, ŋu-
tsuvi alo nɔviŋutsu hã mele esi o,
gake eƒe agbagbadzedzewo me-
wua enu o, eye kesinɔnuwo me-
dia ƒo na eƒe ŋkuwo o. Ke ameka
ta gɔ̃e mehele agbagba dzem, eye
mele nu nyui tsrim na ḍokuinye
ḍo? Esia bã tofloko kple agba-
gbadzedze vɔ̃ḍi wònye! 9 Ne ame
le eve la, enyo wu ame ḍeka, ela-
bena woakpɔ fetu nyui ḍe woƒe
agbagbadzedzewo ta. 10 Elabena
ne wo dometɔ ḍeka dze anyi la,
nɔvia afɔe ḍe tsitre; ke baba na
amesi tsi akogo, elabena ne edze
anyi la, evelia meli afɔe ḍe tsi-
tre o. 11 Nenema ke ne ame eve
womlɔ wo nɔewo gbɔ la, woléa
dzo ḍe wo nɔewo ŋu; aleke ame
ḍeka alé dzo ḍe eḍokui ŋui?
12 Eye ne ame ḍeka kpɔ ŋusẽ ḍe
amesi tsi akogo dzi bã la, ame
eveawo ya anɔ te ḍe enu, eye ka
ŋukplaba etɔ̃ mate ŋu alã bɔbɔe o.

13 Ɖekakpui dahe nyanu nyo
wu fia tsitsi tsibome, si menana
woxlɔ̃a nui o. 14 Eya la ᵃgaxɔ
mee wòtso, ne wòava ɖu fia, eye
ahedada me wodzii ɖo ɖefiaɖuƒe
la me. 15 Mekpɔ be, agbagbeawo
katã, siwo le zɔzɔm le ɣea te la,
xɔ ɖe ɖekakpui, si anɔ ame ke-
mea teƒe la dzi. 16 Dukɔ, siwo
katã nu wòle la seƒeɖo meli na
wo o; ke wo megbeviwo mava kpɔ
dzidzɔ ɖe eŋu o. Esia ᵈhã tofloko
kple dagbadagba ɖe ya me wònye.
17 Ne èyina ɖe wò Mawu ƒe me
la, kpɔ wò afɔ dzi; elabena vava,
ne woase nya, ᵉnyo wu bometsi-
lawo ƒe akpedavɔsa; elabena nu-
manyamanyae na wole nu vɔ̃ɖi
wɔm.

Nuxoxlɔ̃ le ŋuɖeɖi le nuƒoƒo me ŋu.

5. ᵍWò nu megatsɔ blablabla o,
eye wò dzi megatsɔ, ne wòaƒo
nu le Mawu ŋku me o; elabena
Mawu le dziƒo, eye wòa nèle anyi-
gba, eyata wò nyawo nenɔ ʋee.
2 Afisi kutrikuku geɖe le la, drɔ̃e-
kuku nɔa anyi, eye ⁱnu kpoloe ƒoƒo
ɖea ha bometsilawo. 3 Ne èɖe
ᵏadzɔgbe na Mawu la, megahe
edziwɔwɔ ɖe megbe o, elabena
bometsilawo ƒe nu medzea eŋu o;
alesi nèɖe adzɔgbe la, wɔe. 4 Ne
mèɖe adzɔgbe kura o la, enyo wu
esi naɖe adzɔgbe, eye màwɔ edzi
o. 5 Megaɖe mɔ na wò nu, ne
wòahe wò ŋutilã ade nuvɔ̃ me o,
eye megagblɔ le Mawu ƒe ˡame
dɔdɔ ŋku me be, ɖe wòge le ye
nu o. Nukaŋuti Mawu ado dɔme-
dzoe ɖe wò nuƒoƒo ŋu, eye wòa-
gblẽ wò asinudɔwɔwɔa? 6 Ela-
bena tofloko geɖe le drɔ̃ekuku
kple nu kpoloe ƒoƒo geɖe me. Ke
wò la vɔ̃ Mawu boŋ!

Kesinɔnuwo ƒe dzodzronyenye.

7 Ne èle ame dahewo teteɖeanyi
kple nya dzɔdzɔe tsitsri kpakple
dzɔdzɔenyenyetsitsri kpɔm le
anyigba dzi la, nya la megawɔ
nuku na wò o; elabena ame kɔkɔ
le ame kɔkɔ ŋuti dzɔm, ke kɔkɔtɔ
le wo katã nu. 8 Le afiawo katã
la anyigba ƒe viɖe wònye, ne fia
tsɔ agbleɖeɖe ɖo ɖɔe. 9 Amesi
lɔ̃a ga la, ga maɖi ƒo nɛ o, eye
amesi lɔ̃a kesinɔnu la, viɖea ɖeke
matso eme nɛ o. Esia hã toflo-
koe. 10 Ne kesinɔnu dzi ɖe dzi

ᵃ Mo. I. 41, 14.
ᵇ Lod. 28, 22.
ᵈ 1, 14.
ᵉ Sam. I. 15, 22.
ᶠ Hi. 1, 21; Ps. 49, 18.
ᵍ Yak. 1, 19.
ʰ 2, 24; Lod. 15, 15.
ⁱ 10, 14; Lod. 10, 19.
ᵏ Mo. V. 23, 22.
ˡ Mal. 2, 7.
ⁿ 2, 18.

la, eɖulawo hã dzina ɖe edzi, eye
nuatɔ mekpɔa viɖea ɖeke tsoa
eme o, negbe ekpɔkpɔ kple ŋku
ko.ᵇ 11 Dɔwɔla ɖaɖu nu ʋee o,
eɖaɖu nu geɖe o, alɔ̃ vivina nɛ;
ke kesinɔtɔ ƒe nu gbogboawo me-
nana wòdɔa alɔ̃ o. 12 Vɔ̃ gã, si
mekpɔ le ɣea te la, enye be, ke-
sinɔtɔ le eƒe nuwo ŋu dzɔm hena
eya ŋutɔ ƒe dzɔgbevɔ̃e. 13 Ne nya
vɔ̃a ɖe na kesinɔnu siawo bu, eye
wòdzi ŋutsuvi la, ekema naneke
metsia esi me o. 14 Alesi wòle tso
dadaa ƒe dɔ me la, nenema ke wòa-
ganɔ amama ayii, abe alesi wòle
va ene, eye matsɔ naneke aɖo asi
tso eƒe agbagbadzedzewo me o.ᶠ
15 Esia hã vɔ̃ gã wònye be, alesi
wònɔ va la, nenema ke wòaganɔ
ayi, eye viɖe ka wòkpɔ, be wòdze
agbagba ɖe ya me? 16 Eɖu eƒe
ŋkekewo katã le viviti, dzibibi
geɖe, fukpekpe kple dziku me.

Ɖokuinuɖeɖe.

17 Kpɔ ɖa, ʰnusi nyea mekpɔ
be, enyo, eye wòdze ani la, enye
be, ame naɖu nu ano nu, eye
wòaɖu agbe ɖe eƒe agbagba, siwo
katã wòdze le ɣea te la ŋuti le
eƒe agbe me ŋkeke, siwo katã Ma-
wu tsɔ nɛ la me; elabena esia
nye eƒe gome. 18 Eye ne Mawu
na kesinɔnu kple nu xɔasiwo amea
ɖe, eye wòna ŋusẽe be, wòaɖui,
wòaxɔ etɔ gome, eye wòakpɔ dzi-
dzɔ ɖe eƒe dɔwɔwɔ ŋu la, Mawu
ƒe nunana nye esia. 19 Elabena
mebua ta me le eƒe agbe me ŋkeke-
wo ŋu boo o, le esi Mawu ɖo dzi-
dzɔ na eƒe dzi ta.

Kesinɔnu kple bubu hã wonye nu dzodzro.

6. Dzɔgbevɔ̃ea ɖe li mekpɔ le
ɣea te, eye wòɖo agba ɖe
amegbetɔwo dzi fũ: 2 Ne Mawu
na kesinɔnu, nu xɔasiwo kple bu-
bu amea ɖe, ale be nusiwo katã
wòdina la, mehiãnɛ o, gake Ma-
wu mena ŋusẽe, be wòaɖui o, ⁿke
boŋ ame tutɔ naɖui la, tofloko
kple vɔ̃ gã wònye. 3 Ne amea ɖe
dzi vi alafa, enɔ agbe ƒe geɖe,
eƒe agbe me ŋkekewo sɔ gbɔ, gake
meɖi ƒo ɖe nu nyuiawo ŋu o,
eye amediƒea ɖeke mesu esi o la,
mele gbɔgblɔm be, fu gege nyo
wu eyama. 4 Elabena edzɔ ɖe
gbahlaya me, eye wòyi viviti me,
eye viviti nyẽ tsyɔ eƒe ŋkɔ. 5 Me-

kpɔ ɣe loo, alo dze sii hã o; etɔ
me nyo nɛ wu ame keme tɔ.
6 Eye nenye ƒe akpe eve wònɔ
agbe, ke meḍu agbe o la, ḍe me-
nye teƒe ḍeka wo katã woyi oa?
7 Amegbetɔ ƒe dɔwɔwɔ katã
la, nue wòwɔnɛ, ke womefaa nu-
dzodzro nu gbeḍe o. 8 Elabena
nuka nunyala tsɔ wu bometsila,
eye viḍe ka ame dahe, si nya
zɔzɔ le agbagbeawo ŋku me la,
kpɔna? 9 Nukpɔkpɔ kple ŋku
nyo wu nudzodzro ƒe tsa glalã
tsatsa. Esia hã tofloko kple da-
gbadagba ḍe ya me wònye.
10 Nusi dzɔ la, woyɔ eƒe ŋkɔ
ḍi tsã, eye nusi ame ava zu la,
woḍoe da ḍi, eye mate ŋu ahe nya
kple amesi sẽ wui o. 11 Elabena
nya geḍe li, si dzia toflokonye-
nye ḍe edzi, ke viḍe ka amegbetɔ
kpɔna tsoa eme? 12 Elabena ame-
ka nya nusi nyo na amegbetɔ le
agbe me, le eƒe agbe ƒuƒlu, si wò-
nɔ abe [e]vɔvɔli ene la ƒe ŋkeke-
wo katã me? Elabena ameka agblɔ
nusi adzɔ le amegbetɔ megbe le
ɣea te la nɛ?

Nunya, ŋudzedze kpɔkpɔ kple madzramadzra kafukafu.

7. [f]Ŋkɔ nyui nyo wu ami xɔasi,
eye kugbe nyo wu dzigbe.
2 Kuteƒeyiyi nyo wu aglotuƒeyiyi;
elabena afi kemea nye amegbe-
tɔwo katã ƒe nuwuƒe, eye wòḍea
dzigbɔ na agbagbeawo. 3 Nuxaxa
nyo wu nukoko, elabena ne mo
ḍo adã la, esɔnɛ na dzi. 4 Nunya-
lawo ƒe dzi le kuteƒe, ke bome-
tsilawo ƒe dzi le dzidzɔteƒe. 5 Nu-
nyalawo ƒe dzusese nyo wu, ne
woase bometsilawo ƒe ha. 6 Ela-
bena alesi aŋɔka wɔna kpotokpo-
to le ze gɔme la, nenema nye
bometsilawo ƒe nukoko. Esia hã
toflokoe.
7 Elabena sesẽnuḍuḍu doa bo-
metsila nunyalawo, eye zãnunana
gblẽa dzi. 8 Nu ƒe nuwuwu nyo
wu eƒe gɔmedzedze; dzigbɔḍitɔ
nyo wu dadala. 9 Wò gbɔgbɔ [h]me-
gayɔ ḍe dzikudodo ŋu o, elabena
bometsilawo ƒe akɔtae dziku nɔna.
10 Megagblɔ be, nukata tsã ŋke-
kewo nyo wu fifitɔwo hã o, ela-
bena mèle biabiam ḍe nunya me
o. 11 Nunya nyo kpe ḍe dome-
nyinu ŋu, eye wònye viḍe na ame-
siwo le ɣe kpɔm. 12 Elabena nu-
nya doa vɔvɔli, eye ga hã doa vɔ-
vɔli; eye sidzedze ƒe viḍe enye:
Nunya lèa amesi si wòle la ƒe
agbe ḍe te.[a] 13 Ḍe ŋku ḍe Mawu
ƒe dɔwɔ; elabena ameka [b]adzɔ
nusi wòglɔ̃ la? 14 Kpɔ dzidzɔ le
gbe nyui gbe, eye le dzɔgbevɔ̃e-
gbe la ḍo ŋui be, Mawu ye wɔe
abe ekeme ke ene, ne amegbetɔ
maganya nusi adzɔ le emegbe o.
15 Nusiwo katã mekpɔ le nye
agbe me ŋkeke ƒuƒluawo me la,
enye esi: [d]Ame dzɔdzɔea ḍewo
tsrɔ̃na ḍe woƒe dzɔdzɔenyenye me,
eye ame vɔ̃ḍia ḍewo nɔa agbe di-
die ḍe woƒe vɔ̃ḍiwɔwɔ me. 16 Me-
gawɔ nu dzɔdzɔe vivivo o, eye
meganya nu tso eme akpa o; nu-
kaŋuti nèbe, yeaḍe ye ḍokui tsɔ-
tsrɔ̃ me ḍo? 17 Megawɔ nu vɔ̃ḍi
wòagbɔ eme o, eye meganye bo-
metsila o; nukaŋuti nèbe, yeaku,
hafi azã nava ḍe? 18 Enyo, ne
èlé esia ḍe asi sesie, eye ekemea
hã mege le asi wò o; elabena amesi
vɔ̃a Mawu la, ƒoa asa na wo katã.
19 Nunya naa ŋusẽ nunyalawo
wu ŋusẽtɔ ewo, siwo le du me.
20 Elabena ame dzɔdzɔea ḍeke
mele anyigba dzi, si wɔa nu nyui
sɔŋ, eye mewɔa nuvɔ̃ o.[g] 21 Me-
galé to hã ḍe amewo ƒe nusiwo
katã woƒona la ŋu o, ne màgasee,
ne wò dɔla le diŋu ḍom na wò o.
22 Elabena ele ŋku dzi na wò be,
wò hã èḍo diŋu na ame bubuwo
zi geḍewo.
23 Nusiwo katã metsɔ nunya te
kpɔ la, wonye si: Mebu be, ma-
dze nunya; ke etsi adzɔgedzɔgee
nam. 24 Nusi li la, adzɔge wòle;
ele to me, ẽ, to me wòle; ameka
ƒe asi atui? 25 Eye metrɔ hetsɔ
tame ḍo anyi, be madze si nunya
kple tamebubu, madzro eme, eye
madii, ne manyae be, nu vɔ̃ḍi wɔ-
wɔ la bometsitsi wònye, eye lã-
nyenye la aḍaʋadzedze wònye.
26 Eye mekpɔ be, nusi vena wu
ku, enye nyɔnu, si nye ḍɔ vena
kaḍikaḍi wu ku ḍeḍe sɔŋ, eƒe
dzi nye mɔ̃ka, eye eƒe asiwo nye
kunyowu. Amesi ƒe nu nyo Ma-
wu ŋu la, sina le enu, ke eḍea
nuvɔ̃wɔlawo.[i] 27 Kpɔ ḍa, nya-
gblɔla be: Esiawoe nye asi tu ḍe-
kaḍeka, ne makpɔ sidzedze. 28 Nusi
dim mele atraḍi nyemekpɔe o la,

a Lod. 3, 2.
b 1, 15.
d 8, 14; Ps. 73, 12. 13.
e Kron. I. 29, 15; Ps. 90, 5.
f Lod. 22, 1.
g Ps. 14, 3.
h Yak. 1, 19.
i Lod. 2, 16-22.

enye si: Mekpɔ ŋutsu ɖeka le wo
ame akpe dome; ke nyemekpɔ
nyɔnu le esiawo katã dome o.
29 Negbe esia ko mekpɔ be, Ma-
wu wɔ amegbetɔwo [a]woto mɔ ɖe-
ka, ke woawo dia ayedzedze geɖe.

Todoɖo dziɖuɖu. Enyona na amesiwo vɔ̃a Mawu.

8. Amekae le abe nunyala ene?
Eye ameka se nuwo gɔme-
ɖeɖe me? Nunya nana amegbetɔ
ƒe mo kɔna, eye eƒe mo kplala la
trɔna. 2 Mebe: Dzra fia ƒe se-
ɖeɖe ɖo le Mawu ƒe atam la te.
3 Wò afɔ megatsɔ nadzo le esia
gbɔ o; megaɖo nya vɔ̃ me o; ela-
bena nusianu, si dze eŋu la, awɔe.
4 Esi wònye ŋusẽ le fia ƒe nya
ŋu ta la, ameka agblɔ nɛ be:
Nuka wɔm nèle? 5 Amesi dzra
seɖeɖe ɖo la, vɔ̃a ɖeke mava edzi
o, eye nunyala ƒe dzi nyaa azã-
gbe kple ʋɔnuɖɔdrɔ̃. 6 Elabena
azãgbe kple ʋɔnuɖɔdrɔ̃ li na [f]nu-
wɔwɔ ɖesiaɖe, elabena amegbetɔ
ƒe vɔ̃wɔwɔ do agba ɖe edzi. 7 Ela-
bena menya nusi gbɔna dzɔdzɔ
ge o; eye [g]ameka ate ŋu agblɔ
nusi le dzɔdzɔ ge la nɛ? 8 Ame-
gbetɔa ɖeke mekpɔ ŋusẽ ɖe ya dzi
be, wòaxe mɔ na ya o; amea ɖeke
mekpɔ ŋusẽ ɖe kugbe dzi o, eye
asiɖeɖe le ame ŋu meli le aʋa
me o; nu vɔ̃ɖi wɔwɔ mexɔna na
ewɔla o. 9 Nusiawo katã mekpɔ,
eye metsɔ nye tame ɖo nuwɔwɔ,
siwo katã dzɔna le ɣea te, le
ɣeyiɣi, si me amegbetɔ ɖua fia
ɖe ame bubuwo dzi hena woƒe
dzɔgbevɔ̃e la ŋuti.
10 Emegbe mekpɔ woɖe ame
vɔ̃ɖiwo yɔ me, eye woyi gbɔɖe-
meƒe; ke ele na amesiwo wɔa nu
dzɔdzɔe la be, woaʋu adzo le teƒe
kɔkɔe la, eye woŋlɔ wo be le dua
me. Esia hã tofloko wònye. 11 Esi
afia menya tsɔna le nu vɔ̃ɖi wɔwɔ
ŋu kaba o ŋuti la, eyata dzi ɖoa
amegbetɔviwo ƒo ŋutɔ ɖe nu vɔ̃ɖi
wɔwɔ ŋu.[k] 12 Ne nuvɔ̃wɔla wɔa
vɔ̃ zi alafa, gake nɔa agbe didie
hã la, nyea menyae be, eme anyo
na mawuvɔ̃la, siwo sia eƒe ŋku
me.[l] 13 Ke eme manyo na ame
vɔ̃ɖiwo o, eye abe vɔvɔli ene wo-
manɔ agbe didie o, elabena wo-
mevɔ̃a Mawu o. 14 Nu dzɔdzɔa
wònye dzɔna le anyigba dzi be:
Ame dzɔdzɔea ɖewo li nya dzɔna
ɖe wo dzi le ame vɔ̃ɖiwo ƒe nu-
wɔwɔ nu, eye ame vɔ̃ɖia ɖewo
li nya dzɔna ɖe wo dzi le ame
dzɔdzɔewo ƒe nuwɔwɔ nu. Mebe:
Esia hã tofloko e![b] 15 Eyata me-
kafu dzidzɔkpɔkpɔ be: [d]Nu nyuia
ɖeke mele ɣea te na amegbetɔ
wu esia be, wòaɖu nu ano nu akpɔ
dzidzɔ o. Eye esia akplɔe ato eƒe
agbe me ŋkeke, siwo Mawu nae le
ɣea te la ƒe agbagbadzedzewo me.
16 Esi meɖo nye tame anyi, be
madze si nunya, eye makpɔ nu-
wɔwɔ, siwo dzɔna le anyigba dzi
ɖa la, — elabena ŋkeke kple zã
amegbetɔ ƒe ŋku mekpɔa alɔ̃ o —
17 mekpɔ Mawu ƒe dɔwo katã be,
amegbetɔ manya ta le nusiwo le
ɣea te la nu o, eye ne amegbetɔ
le kutri kum le edim hã, manya
ta le enu o, eye ne nunyala be,
yedze sii hã la, manya ta le enu
akpɔ o.[e]

Megana mawuvɔ̃lawo kple vɔ̃ɖitɔwo ƒe ɖoɖo le gota naŋu wò o.

9. Nusiawo katã ŋu metsɔ nye
tame ɖo, eye medzro wo katã
me kpɔ be: Ame dzɔdzɔewo kple
nunyalawo kpakple woƒe nuwɔ-
wɔwo le Mawu si me; amegbetɔ
medze si lɔlɔ̃ kple fuléle tsã o;
wo katã wodo ŋgɔ na wo. 2 Nu
ɖeka ƒomevie kpea amewo katã:
Nya ɖeka tɔgbe dzɔna ɖe ame
dzɔdzɔe kple ame vɔ̃ɖi, ame nyui,
ame dzadzɛ kple ame madzama-
dza, vɔsala kple ame masavɔ, ame
nyui kple nuvɔ̃wɔla, atamkala
kple amesi atam dzia ŋɔ na la
dzi.[h] 3 Esia nye vɔ̃ gã le nusiwo
katã dzɔna le ɣea te la dome be,
nya ɖeka tɔgbe dzɔna ɖe amewo
katã dzi; [i]eyata vɔ̃ɖiwɔwɔ yɔa
amegbetɔviwo ƒe dzi me, eye aɖa-
ʋadzedze le woƒe dzi me le woƒe
agbenɔɣi katã; ke emegbe la woa-
yi kukuawo gbɔ. 4 Elabena amesi
gale ha dem kple agbagbeawo ko
la, mɔkpɔkpɔ le esi; elabena avũ
gbagbe nyo wu dzata kuku. 5 Ela-
bena agbagbeawo nyae be, yewo-
gbɔna kuku ge, ke kukuawo me-
nya naneke o, fetua ɖeke megali
na wo o, eye woŋlɔ woƒe ŋkɔ be.
6 Woƒe amelɔlɔ̃ kple fuléle kpa-
kple ŋuʋaʋã nu yi gbaɖegbe ke,
eye womagakpɔ gome le nusiwo
katã dzɔna le ɣea te la me akpɔ o.

[a] Lod. 2, 7.
[b] 7, 15.
[d] 2, 24.
[e] 3, 11.
[f] 3, 1.
[g] 10, 14.
[h] 2, 14; Hi. 9, 22.
[i] 8, 11.
[k] Hi. 35, 15.
[l] Ps. 73, 17—28.

**Ɖu Mawu ƒe nunanawo kple dzidzɔ, eye nawɔ nusi ƒe se wode na wò.**

7 Eyata yi nadu wò abolo kple
dzidzɔ, eye nano wò wein le dzi-
dzeme me, elabena gbaɖegbe ke
Mawu tso na wò nuwɔwɔ sia.[a] 8 Wò
avɔwo nefu ɣeawokatãɣi, eye ami
megagbe wò tamenɔnɔ o. 9 [b]Mia
kple nyɔnu, si nèlɔ̃na la, miɖu
agbe le wò agbenɔnɔ ƒuƒlu ƒe
ŋkekewo katã, si wòtsɔ na wò le
ɣea te la me, ŋkeke ƒuƒlu, siwo
katã nèle agbe; elabena esia nye
wò agbe kple wò agbagba, si nè-
dze le ɣea te la ƒe gome. 10 Nu-
sianu, si wò asi ate ŋu awɔ la,
wɔe kple wò ŋusẽ; elabena nu-
wɔwɔ alo tamebubu, sidzedze alo
nunya mele tsieƒe, afisi yi ge
nala o.
11 Eye megakpɔ le ɣea te be,
duƒuƒu mele afɔ ɖablae me o, aʋa-
wɔwɔ mele kalẽ me o, nuɖuɖukpɔ-
kpɔ mele nunya me o, kesinɔnu
mele ayedzedze me o, eye ŋudze-
dzekpɔkpɔ mele nugɔmesese me
o, ke boŋ azãgbe kple nudiɖeame
li na wo katã.[h] 12 Amegbetɔ me-
nya eƒe azãgbe o, ke boŋ abe
alesi wotsɔa ɖɔ vɔ̃ɖi dea tɔme-
lãwo, eye wotsɔa mɔ̃ dea xewoe
la, nenema wodea amegbetɔviwo
abe woawo ene le dzɔgbevɔ̃eɣi,
ne eƒo ɖe wo dzi kpoyi.

**Nunya tsoa aseye.**

13 Mekpɔ nunya sia hã le ɣea
te, eye wòdze gã nam: 14 Du suea
ɖe li, ŋutsu ʋeea ɖewo koe le eme;
tete fia gãa ɖe ho ɖe eŋu, eɖe
to ɖee, eye wòƒo kpo gãwo ɖe
eŋu. 15 Ŋutsu dahe nyanua ɖe le
eme; eyae tsɔ eƒe nunya xɔ du
lae; ke amea ɖeke meɖo ŋku ŋu-
tsu dahe ma dzi o. 16 Tete me-
gblɔ be: Nunya nyo wu ŋusẽ, ke
wodoa vlo ame dahe ƒe nunya,
eye womeléa to ɖe eƒe nyawo ŋu
o. 17 Wosea nunyala ƒe nyawo le
dziɖeɖi me wu dziɖula ƒe ɣli le
bometsilawo dome. 18 Nunya nyo
wu aʋawɔnuwo; ke nuvɔ̃wɔla ɖe-
ka gblẽa nu nyui gede dome.

**Nunya kple bometsitsi le bubumewo kple ame gblɔewo gbɔ.**

10. Nudzodzoe wuamewo nana
amiɖala ƒe ami ʋẽna kũ he-
ƒaƒãna; bometsitsi ʋeea ɖe kpena

[a] 5, 17.
[b] Lod. 5, 18.
[d] Ps. 37, 1; Lod. 24, 19.
[e] Lod. 30, 21. 22.
[f] Lod. 26, 27.
[g] Ps. 58, 5. 6.
[h] Yer. 10, 23.
[i] 5, 2.
[k] 8, 7.
[l] Yes. 3, 4.
[n] Lod. 19, 15.
[o] Dɔn. 9, 13; Ps. 104, 15.
[p] Mo. II. 22, 27.

wua nunya kple bubu. 2 Gɔme-
sese le ɖusi me na nunyala, ke
bometsila ƒe gɔmesese le mia me
nɛ. 3 Ne bometsila le mɔa ɖe dzi
la, nunya menɔa tagbɔ nɛ o, eye
wòbua amewo katã bometsila-
woe.
4 Ne dziɖula ƒe dɔmedzoe bi ɖe
ŋuwò la, [d]megaɖe afɔ le tewòƒe
o, elabena tuƒafa tsia nuvɔ̃ gãwo
nu. 5 Mekpɔ nu vɔ̃ɖia ɖe le ɣea
te, esɔ kple dziɖula ƒe dadaƒu:
6 Wotsɔ bometsitsi ɖo kɔkɔƒe ʋi
ke, eye kesinɔtɔwo bɔbɔ nɔ anyi
me.[e] 7 Mekpɔ kluviwo le sɔ dzi,
eye amegãwo le afɔ zɔm abe klu-
viwo ene.
8 [f]Amesi le ʋe ɖem la, eyae
gena dzea eme, eye amesi le gli
gbãm la, eyae da ɖuna. 9 Amesi
le kpe ɖem la, eyae wɔa nu vevi
eɖokui, eye amesi le nake dzem
la, eyae xɔa abi. 10 Ne lãnu tsi
kpo, eye womenyre enu o la, ele
be, woahe alɔkame; ke nuwɔwɔ,
ne wòadze edzi, enye nunya ƒe
viɖe. 11 Ne [g]da ɖu ame, hafi wosa
gbe doe la, ekema gbesala me-
kpɔ viɖea ɖeke tso eme o.
12 Nya, si tso nunyala nu la,
nyo; ke bometsila ƒe nuyi gblẽa
eya ŋutɔ ɖokui dome. 13 Eƒe nu
me nya ƒe gɔmedzedze enye bo-
metsitsi, eye eƒe nuƒoƒo ƒe nuwu-
wu enye aɖaʋadzedze vɔ̃ɖi. 14
Bometsila [i]ƒoa nu kpoloe; ame-
gbetɔ menya nusi gbɔna dzɔdzɔ
ge o, eye [k]ameka agblɔ nusi ava
dzɔ le emegbe la nɛ? 15 Bome-
tsilawo ƒe agbagbadzedze nana
ɖeɖi tea amesi menya du me mɔ
o la ŋu.
16 Anyigba, si ƒe fia nye [l]ɖevi,
eye eƒe amegãwo fɔa ŋdi ɖe nu-
ɖuɖu ŋu la, baba nɛ! 17 Woayra
anyigba, si ƒe fia nye bubume, eye
eƒe amegãwo dua nu ɖe eduɣi
hena ŋusẽdodo, eye menye hena
nutsuɖuɖu o! 18 Kuviawɔwɔ nana
daɖedziwo nyẽna ɖe eme, alɔ
gblɔlɔ wɔwɔ nana xɔ duduna.[n]
19 Ɖe wodaa nuɖuɖu hena dzi-
dzɔkpɔkpɔ, [o]wein doa dzidzɔ na
agbe, eye gae wotsɔna kpɔa nuwo
katãe. 20 Megaɖo diŋu na [p]fia le
wò tamesusuwo me o, eye megaɖo
diŋu na kesinɔtɔ le wò xɔgã me
o, elabena dziƒoxeviwo atsɔ gbe-
ɖiɖi la ayii, eye xewo aɖato nya la.

*Fã wò nukuwo le ŋdi me.*

11. Na wò abolo nato tɔ dzi yii,
elabena àgakpɔe le ŋkeke ge-
ḍewo megbe.[a] 2 Mã nu ḍe akpa a Lod. 18, 17.
adre, ḍe akpa enyi, elabena mè-
nya dzɔgbevɔ̃e ka le anyigba dzi
va ge o. 3 Ne tsi yɔ alilikpowo
la, wotrɔnɛ kɔna ḍe anyigba dzi;
ne ati mũ le dziehe alo anyiehe
la, afisi atia mũ ḍo la, afima wò-
tsina. 4 Amesi le to lém ḍe ya
ŋu la, mafã nuku o, eye amesi
le ŋku lém ḍe alilikpo ŋu la, ma-
ŋe nu o. 5 Alesi mènya ya [b]tofe b Yoh. 3, 8.
kple alesi fuwo va wɔna ḍe dɔ
me na funɔ o la, nenema [d]mèdze d 8, 17.
si Mawu, amesi wɔ nuwo katã la
fe dɔwɔwɔwo o. 6 Fã wò nukuwo
le ŋdi, eye megadzudzɔ le ɣetrɔ
me o; elabena mènya kae le wɔ-
wɔ ge o, eḍanye esi alo ekeme e 3, 20; Mo. 1. 3, 19.
alo woa kple eve lae le nyonyo
ge o. 7 Kekeli nyo, eye ɣe kpɔ-
kpɔ vivia ŋku nu. 8 Elabena ne
amegbetɔ nɔ agbe fe geḍe la, ne-
kpɔ dzidzɔ le wo katã me, eye
wòanɔ ŋku ḍom vivitiḍogbe dzi
be, wole agbɔ sɔ ge; nusiwo ka- f 1, 2.
tã le vavam la, toflokowoe.
9 Ðekakpui, kpɔ dzidzɔ le wò
ḍekakpuime, na wò dzi naḍu agbe
le wò ḍekakpui ŋkekewo me, eye g Fia. 1. 5, 12.
nazɔ ḍe wò dzi fe tofewo kple
nusi wò ŋku kpɔ la nu; ke nyae
be, Mawu le kplɔwò ge ava ʋɔ-
nui le nusiawo katã ta.[h] 10 Ðe h 8, 15.
dziku ḍa le wò dzi ŋu, eye vɔ̃ i Heb. 4, 12.
neḟo asa na wò ŋutilã; elabena
ḍekakpui me nɔnɔ kple ŋutsu me
nɔnɔ toflokowoe.

*Ðo ŋku Mawu dzi le wò ḍekakpuime, ekema àkpɔ akɔfafa le amegãkuku me.*

12. Ðo ŋku wɔwòla dzi le wò ḍe- k Tim. 1, 1, 5.
kakpuiŋkekewo me, hafi ne
ŋkeke vɔ̃wo nava, eye fe, siwo ŋu
nèle gbɔgblɔ ge le be, womedze
ye ŋu o la, nagogo; 2 hafi ne ɣe,
ɣleti kple ɣletiviwo nado viviti, l Ro. 2, 16; Kor. 1. 4, 5.
eye alilikpo nagatrɔ ava le tsi-
dzadza megbe; 3 esime afe ŋu dzɔ-
lawo dzona nyanyanya, eye ŋutsu
kakowo xana gobaa, nyɔnu wɔtu-
lawo dzudzɔa dɔwɔwɔ, elabena
womegasɔ gbɔ o; esime fesrenu-
kpɔlawo fe mo doa viviti, 4 eye
wodoa ʋɔtru, siwo trɔ ḍe ablɔ me,
elabena wɔtutu megale ḍiḍim se-
sĩe o, eye wofɔna, ne xevi fe gbe
tete ḍi, eye nyɔnu hadzilawo fe
gbeme xena; 5 togbɛwo hã dzia
ŋɔ na ame, eye ŋɔdzi nɔa mɔwo
dzi; wotsria azi, eye ʋetsuviwo
tea texlolo, eye nuḍuḍu medzroa
ame o; elabena amegbetɔ yia efe
afe mavɔ me, eye konyifalawo
nɔa yiyim le kpɔḍome; 6 hafi ne
klosaloka natso, eye sikagba na-
gbã, trekpezi nafli le vudo to, eye
tsidumɔ̃ nakaka; 7 hafi ne [e]kewɔ
nagatrɔ yi anyigba, si wònye tsã
la gbɔ, eye gbɔgbɔ la nagbugbɔ
ayi Mawu, amesi tsɔe na la gbɔ.

*Mawuvɔvɔ̃ enye nuŋlaŋlawo katã fe blibotɔ.*

8 Toflokowo fe tofloko! Nya-
gblɔla be: Nuwo katã toflokowoe![f]
9 Nyagblɔla sia la menye nu-
nyala ko o, ke boŋ efia sidzedze
dukɔ la, eḍo nu kpɔ, eḍi nu gɔme,
eye [g]wòḍo lo geḍewo. 10 Nya-
gblɔla la ḍi nya viviwo be, yeakpɔ,
eye nyatefenya, siwo woŋlɔ ḍi
la, wole etefe. 11 Nunyalawo fe
nyawo le abe [i]ŋu kple gatagba-
dzɛ, si wofo ḍe nu ene. Kplɔla
ḍekae ḍo amewo wofo wo nu fu.
12 Hekpe ḍe esia ŋu la, vinye,
na woaxlɔ̃ nu wò! Agbalẽ geḍe wɔ-
wɔ mekpɔa sefeḍo o, eye nusɔ-
srɔ̃ geḍe ḍe wòtea ḍeḍi ŋutilã ŋu.
13 Mina míase nyaawo katã fe
[k]tafonya be: Vɔ̃ Mawu, eye nalé
efe seawo me ḍe asi; elabena
esia nye amegbetɔwo katã tɔ! 14
Elabena Mawu le nuwɔwɔwo ka-
tã, siwo ɣla la, he ge ava ʋɔnui,
eḍanye nyui alo vɔ̃ o.[l]

---

# HAWO FE HA.

---

*Xɔlɔ̃wo fe lɔlɔ̃ na wo nɔewo.*

1. Salomo hawo fe ha.
2 Etsɔ wò nu gbugbɔ nu nam,
elabena wò lɔlɔ̃ nyo wu wein.
3 Wò ami le ya ḍem nyuie; wò
ŋkɔ le abe ami, si wowu ene, eyata
ḍetugbiwo lɔ̃a wò nya ḍo. 4 Kplɔm
yii, na míaḍe abla! Fia la kplɔm

yi efe xɔ me. Míatsɔ aseye, eye [a] 8, 2.
míakpɔ dzidzɔ, eye míakafu wò
lɔlɔ̃ wu wein; amewo lɔ̃a wò de [b] 2, 5; 8, 4.
etefe.
5 Yerusalem-nyɔnuviwo, menye
ame yi, gake menyo abe Kedar fe
agbadɔwo kple Salomo fe kun-
truwo ene. 6 Miganɔ kpɔyem be,
menyɔ alea o, elabena ɣee dum.
Danye viŋutsuwo do dɔmedzoe [d] kp. 17; 8, 14.
de ŋunye; wotsɔm do weingble-
dzɔlae, ke nyemedzɔ nye ŋutɔ
nye weingble ŋu o.
7 Wò, amesi nye luʋɔ lɔ̃na,
gblɔe nam dzro: Afika nènyia lãwo
le, eye afika wotsyɔa akɔ do le
ŋdɔ me? Nukaŋuti manɔ tsa glãla
tsam le hawòviwo fe lãhawo gbɔ?
8 [e]Wò tugbedzɛ le nyɔnuwo do- [e] 5, 9; 6, 1.
me, ne mènyae o la, ekema do
go, eye nado lãhawo fe afɔ, eye
nanyi wò gbɔ̃viwo le lãkplɔlawo
fe agbadɔwo gbɔ!
9 Xɔ̃nye, èle abe nye sɔnɔ le
Farao fe tasiadam ŋu ene. 10 Dzonu
le tonu na wò nyuie, eye adza-
gba le kɔ na wò. 11 Míatu sika-
kɔsɔkɔsɔ kple klosalokpeviwo na [f] 4, 7.
wò. 12 Esime fia la bɔbɔ nɔ efe
ablegɔ me la, nye gbe ʋeʋẽewo
de ya. 13 Nye lɔlɔ̃tɔ le abe mi-
regoe le akɔnu nam ene. 14 Nye
lɔlɔ̃tɔ nye kofersefofo nam le
Engedi-weingblewo me. 15 [g]Edze [g] 2, 14; 4, 1. 7; 6, 4.
tugbe, xɔ̃nye, èdze tugbe loo! Wò [h] 6, 2.
ŋkuwo le abe ahɔne fe ŋkuwo
ene. 16 Nye lɔlɔ̃tɔ, èdze deka, [i] 8, 14.
eye [k]nènyo; mía dɔfe de ama. [k] 5, 16.
17 Míafe xɔ fe dadedziwo nye
sedertiwo, eye míafe xɔmedoʋu-
fowo nye fɔfoli.

#### Lɔlɔ̃tɔwo di wo nɔewo yome vevie. [l] 5, 6.

2 Nyee nye sefofo le Saron kple
dzogbenya le baliwo me. 2
Alesi dzogbenya nɔa aŋɔka mee
la, nenema xɔ̃nye le nyɔnuviwo
domee. 3 Alesi atɔtɔŋutiti le ave-
metiwo domee la, nenema nye
lɔlɔ̃tɔ le dekakpuiwo domee. Me-
lɔ̃a efe vɔvɔli te nɔnɔ, eye efe
kutsetsewo vivina le nye nu me.
4 Ekplɔm yi weinxɔ me, eye lɔlɔ̃ [n] 8, 2.
enye efe aflaga le dzinye. 5 Mi-
tsɔ weintsetsebolo de agbe ŋunye,
eye mitsɔ atɔtɔŋuti fa dzi nam, ela- [o] 2, 7.
bena [p]lɔlɔ̃ de dɔ lã me nam. 6 Etsɔ [p] 5, 8.
efe mia de nye ta te, eye wòtsɔ
efe nudusi kpla kɔ nam.[a] 7 Ye-
rusalem-nyɔnuviwo, meta sãde
alo [b]zinɔ le gbe me na mi: Mi-
ganyɔ lɔlɔ̃ o, migaʋuʋui o, va-
sede esime wòadze eya ŋutɔ ŋu
hafi!
8 Nye lɔlɔ̃tɔ ŋkɔ le didim! Kpɔ
da, eya nye ekem gbɔna; ele kpo
dzom flɔ towo, eye wòle kpo tim
flɔ togbɛwo. 9 Nye lɔlɔ̃tɔ le [d]abe
sãde alo zivi ene, ele tsitre de
míafe gli te xoxo. Ele nu kpɔm
to fesre nu, eye wòdo ŋku de
adzrala nu. 10 Nye lɔlɔ̃tɔ xɔ edzi
gblɔ nam bena: Xɔ̃nye, tsɔ; nye
tugbedzɛ, va! 11 Elabena vuvɔ-
ŋɔli yi afe, tsidzadza ke, eye
enu yi. 12 Sefofowo do de anyi-
gba dzi, weinkawo ŋu deɣi do, eye
wole akpakpa fe xɔxlɔ̃ sem le mía-
fe anyigba dzi. 13 Gboti fe tsetse-
wo de asi didi me, eye weinka fe
sefofowo le ya dem nyuie. Tso,
xɔ̃nye, nye tugbedzɛ, va! 14 Nye
ahɔne le kpetowo me, le agawo
fe globoeafe; na makpɔ ŋkuwò
me, na mase wò gbe! Elabena
wò gbe vivina, eye [f]ŋkuwò me
nyo. 15 Mìlé abeiwo na mí, abei-
viwo, siwo gblẽa weingblewo;
elabena míafe weingblewo fo se.
16 Tɔnyee nye nye lɔlɔ̃tɔ la,
eye nye hã menye etɔ, eya amesi
nyia lãwo le dzogbenyawo me.[h]
17 Nye lɔlɔ̃tɔ, trɔ gbɔ, hafi anyi-
nu nafa, eye vɔvɔli nu nayi, eye
[i]nanɔ abe sãde alo zivi le atike
ʋeʋẽe towo dzi ene!

#### Lɔlɔ̃tɔ fe anukwaredidi.

3 Medi amesi nye luʋɔ lɔ̃na la,
le nye aba dzi le zã me, [l]me-
dii nyemekpɔe o. 2 Eyata mafɔ
adatsa le dua me le ablɔ me kple
kpɔdomewo, ne madi amesi nye
luʋɔ lɔ̃na la! Medii, ke nyeme-
kpɔe o. 3 Dzɔla, siwo le tsatsam
le dua me la, do gom. „Mìekpɔ
amesi nye luʋɔ lɔ̃na la oa?" 4 Nye-
mekpɔ to wo ŋu yi o, tete mekpɔ
amesi nye luʋɔ lɔ̃na la. Melée,
eye megbe asidede le eŋu, va-
sede esime [n]mekplɔe va danye fe
me, va nɔnye fe xɔ mee. 5 Ye-
rusalem-nyɔnuviwo, meta sãde alo
[o]zinɔ le gbe me na mi: Miganyɔ
lɔlɔ̃ o, migaʋuʋui o, vasede esi-
me wòadze eya ŋutɔ ŋu hafi!

Xɔlɔ̃ ƒe atsyɔ̃ɖoɖo.

6 Amekae nye ekem tso gbe me
gbɔna abe dzudzɔ babla ene, eye
atike ʋeʋẽe, dzudzɔ ʋeʋẽe donu
kple nudzralawo ƒe atike vovovo-
wo le ya ɖem le eŋu? 7 Kpɔ ɖa,
Salomo ƒe apakae! Kalẽtɔ blaade
tso Israel ƒe kalẽtɔwo dome ƒo
xlãe. 8 Wo katã wobi ɖe aʋa-
wɔwɔ me, eye woƒe asi le yi dzi;
amesiame ta yi ɖe aklito le zã me
ŋɔdzi ta. 9 Fia Salomo na wotsɔ
Libanon-ti kpa atiklãe. 10 Eƒe
afɔwo nye klosalo, eye medeƒe
nye sika, anyinɔƒe nye aɖabɛ, eye
Yerusalem nyɔnuviwo ƒe lɔlɔ̃ do
atsiã nɛ ɖe eme gome. 11 Mi Zion-
nyɔnuviwo, mido va, ne miakpɔ
fia Salomo le fiakuku, si dadaa ɖɔ
nɛ la me le eƒe srɔ̃ɖegbe, le eƒe
dzi ƒe dzidzɔkpɔgbe!

Lɔlɔ̃ na xolɔ̃.

**4.** Èdze tugbe, xɔ̃nye, èdze tu-
gbe ŋutɔ. Wò ŋkuwo nye
[a]ahɔne ƒe ŋkuwo le moxevɔ la [a] 5, 12.
me. Wò [b]ɖa le abe gbɔ̃hawoe [b] 6, 5.
tsyɔ akɔ anyi ɖe Gilead-to kɔgo [d] 6, 2.
ene. 2 Wò [c]aɖuwo le abe alẽha, [c] 6, 6.
si woko fu na tete, eye wodo
tso tsileƒe la ene; wo katã wonye
venɔwo, eye wo dometɔa ɖeke
metsi ko o. 3 Wò nuyiwo le abe
ka dzẽ ene, eye wò nu dze ani;
wò [f]tonufuiwo le dzedzem le mo- [f] 6, 7.
xevɔ me abe yevuboɖa, si me
woƒe ene. 4 Wò kɔ [g]le abe Da- [g] 7, 5.
wid ƒe xɔ tsrala, si wotu hena [h] 6, 9.
gbetakpɔkpɔ ene. Woku akpo-
xɔnu gagã akpe ɖe eŋu, siwo katã
nye kalẽtɔwo ƒe akpoxɔnuwo. 5
Wò [i]nowo le abe sãdevi eve, zi [i] 7, 4.
venɔvi, siwo le gbe ɖum le dzo-
gbenyawo me ene. 6 Mayi atike
ʋeʋẽe towo kple dzudzɔ ʋeʋẽe
donu togbɛwo dzi, [k]hafi anyinu [k] 2, 17.
nafa, eye vɔvɔli nu nayi. 7 Xɔ̃nye,
nusianu nyo le ŋuwò, dzuƒea ɖe-
ke mele ŋuwò o.[l] [l] Ps. 45, 14.
8 Ɖi kplim tso Libanon dzi, ŋu-
gbetɔ, ɖi kplim tso Libanon dzi!
Zɔ tso Amana ta me, tso Senir [m] 3, 1.
kple Xermon ta me, tso dzatawo
nɔƒe kple lãkletowo dzi. 9 Nɔ-
vinyenyɔnu, nye ŋugbetɔ, ègblẽ
tame nam, ètsɔ wò nukpɔkpɔ kple
kɔsɔkɔsɔ, si le wò kɔdzonuwo me,
gblẽ tame nam. 10 Nɔvinyenyɔ-
nu, nye ŋugbetɔ, wò lɔlɔ̃ vivina [o] 2, 5.
loo! Wò lɔlɔ̃ nyo wu wein, eye wò
ami ƒe ʋeʋẽ ƒo atike ʋeʋẽewo
ta. 11 Ŋugbetɔ, anyitsi le tsyɔ-
tsyɔm le nuyi ŋu na wò; anyitsi
kple notsi le wò aɖe te; wò avɔ-
wo me ƒe ʋeʋẽ le abe Libanon
ƒe ʋeʋẽ ene. 12 Nɔvinyenyɔnu,
nye ŋugbetɔ enye abɔ, si ƒe ʋɔ
wodo, vudo, si nu wotu nu ɖo,
kple tsidzɔƒe, si nu wotre. 13 Wò
numiemiewo nye yevuboɖabɔ, si
me kutsetse nyuiwo, koferseƒoƒo
kple gbe ʋeʋẽewo, 14 gbe ʋe-
ʋẽewo kple agumetaku, gbekee,
botsyo kple dzudzɔ ʋeʋẽe dogbe-
wo katã, mire kple aloe kpakple
atike veviwo katã le. 15 Abɔ me
tsidzidzi, tsi gbagbe vudo kple tɔ-
ʋu, si si tso Libanon dzi la nè-
nye. 16 Anyieheya, tso, eye dziehe-
ya, va, naƒo ato nye abɔ me, ne
eƒe ʋeʋẽ nagbagba ɖi. 17 Nye lɔ-
lɔ̃tɔ va eƒe abɔ me, eye wòɖu eƒe
kutsetse nyuiawo.

Lolɔ̃to se xolɔ̃a ƒe gbe, fa konyi le mamã ŋuti, eye wòkafu eƒe nyonyo.

**5.** Nɔvinyenyɔnu, nye ŋugbetɔ,
[d]meva nye abɔ me, meke nye
mire kple atike ʋeʋẽewo, menyi
nye anyixe kple anyitsi, meno
nye wein kple nye notsi. Xɔ̃nye-
wo, miɖu nu, miano nu, nye lɔ-
lɔ̃tɔwo, mino aha mu!
2 Mele alɔ̃ dɔm, ke nye dzi le
ŋute. Miɖo to, nye lɔlɔ̃tɔ le ʋɔ
ƒom! Nɔvinyenyɔnu, xɔ̃nye, nye
[h]ahɔne, nye ame dzadzɛ, ʋu ʋɔ
nam! Elabena zãmu ƒo tame nam
fũ, eye nye ɖa me yɔ fũ kple
dzadza. 3 Meɖe nye avɔwo ɖi,
ɖe magatsɔ wo ataa? Meklɔ nye
afɔwo, ɖe magaƒo ɖi woa? 4 Nye
lɔlɔ̃tɔ do asi ɖe fesre nu, tete
nye lãme gbagba yi ɖe eŋu. 5 Mefɔ,
be maʋu ʋɔa na nye lɔlɔ̃tɔ, eye
ami ʋeʋẽe le tsyɔtsyɔm le asi ŋu
nam, ami ʋeʋẽe tsrolo le ɖuɖum
le nye asibide ŋu de gameti ƒe
asiléƒe ŋu. 6 Meʋu ʋɔa na nye
lɔlɔ̃tɔ, ke nye lɔlɔ̃tɔ trɔ dzo, ebu.
Luʋɔ dzo le tanye, esime wòƒo
nu. [n]Medii, nyemekpɔe o; meyɔe,
gake metɔ nam o. 7 Dzɔla, siwo
le tsatsam le dua me la, do gom,
woƒom de abi ŋunye; gli ŋu dzɔ-
lawo de taɖedzi le ŋunye. 8 Ye-
rusalem-nyɔnuviwo, meta mi: Ne
miekpɔ nye lɔlɔ̃tɔ la, mito nɛ be,
[o]lɔlɔ̃ de dɔ lã me nam!

9 Nyɔnuwo fe tugbedzɛ, nuka
wò lɔlɔ̃tɔ tsɔ fo lɔlɔ̃tɔ bubuwo
tae? Nuka wò lɔlɔ̃tɔ tsɔ fo lɔlɔ̃tɔ
bubuwo tae, hafi nèta nu na mí
alea? 10 Nye lɔlɔ̃tɔ fu, eye wò-
biã, eye wòfo ame akpe nanewo
ta; 11 efe ta enye sika nyuitɔ,
efe ɖa le abe deʋala, siwo dzɔ ɖe
anyi me ene, eye wònyɔ abe akpa-
viã ene; 12 efe ŋkuwo le abe
[a]ahɔne le tɔʋu to ene, wole no- a 4, 1.
tsi, eye wosɔ ɖe ŋku to me; 13 efe
alɔgo enye atike ʋeʋẽe kpo, si dzi
atike ʋeʋẽe mie ɖo;[b] efe nuyiwo b Ps. 45, 3.
nye dzogbenya, siwo le mire tsrolo
tsyɔm; 14 efe alɔwo nye sikati
mlimɔwo, siwo ŋu woɖo Tarsis-
kpewoe; efe fodo enye aɖaŋudɔ,
si wotsɔ nyiɖu wɔe, eye wotsɔ
safir ɖo atsyɔ̃ ɖe eŋu; 15 efe ata-
wo nye kpe ɣi sɔti, siwo woɖo si-
kafɔ dzi; efe dzedzeme le abe Li-
banon ene, eye wònye nu vevi
abe sederti ene; 16 vivi le efe nu
me, eye eyama dze ani. Yerusa-
lem-nyɔnuviwo, nye lɔlɔ̃tɔ lae nye d 4, 5.
esia; amesiae nye xɔ̃nye la! e 4, 4.

Dzidzɔkpɔkpɔ le ɖekawɔwɔ ŋuti.

6. Nyɔnuwo fe tugbedzɛ, afika
wò lɔlɔ̃tɔ la yi? Gakae wò
lɔlɔ̃tɔ la trɔ ɖo, ne míadii na wò f 1, 15; 2, 14.
ti. 2 Nye lɔlɔ̃tɔ yi efe [g]abɔ me, yi g 4, 16.
atike ʋeʋẽe kpowo gbɔ, ne wòa-
nyi lã le abɔ me, eye wòaké dzo-
gbenya. 3 Nye lɔlɔ̃tɔ la enye tɔ-
nye, eye nye hã menye etɔ, eya,
amesi nyia lãwo le dzogbenyawo
me.[h] h 2, 16.
4 Xɔ̃nye, [i]èdze tugbe abe Tirza i 1, 15.
ene, ènyo abe Yerusalem ene, eye
nèdzia ŋɔ abe aʋakɔ ene. 5 Đe k 2, 16.
ŋku ɖa le ŋunye, elabena wole ŋɔ
dzim nam! Wò [l]ɖa le abe gbɔ̃ha- l 4, 1.
woe tsyɔ akɔ anyi ɖe Gilead kɔgo n 2, 10–13.
ene. 6 Wò [o]aɖuwo le abe alẽha, o 4, 2.
siwo do tso tsilefe ene, wo katã p 6, 11.
wonye venɔwo, eye wo dometɔa
ɖeke metsi ko o. 7 Wò [r]tonufui r 4, 3.
le dzedzem le moxevɔ me abe
yevuboɖa, si me wofe ene. 8 Fia-
srɔ̃wo le blaade, ahiãwo le bla-
nyi, hekpe ɖe [s]ɖetugbiwo ŋu kpaŋ- s Ps. 45, 15.
kpaŋ. 9 Ke ɖeka koe nye nye
[t]ahɔne, nye ame dzadzɛ, eya nye t 5, 2.
dadaa fe tenu, nɔa fe nu vevi.
Nyɔnuviwo kpɔe, eye woyrae, fia-
srɔ̃wo kple ahiãwo kafui.

10 Amekae le anyi me kpɔm abe
agudzedze ene, nyo abe ɣleti ene,
dza abe ɣe ene, eye wòdzia ŋɔ
abe aʋakɔwo ene? 11 Meyi ɖe
azibɔ me, ne makpɔ gbe fẽwo le
bali me ɖa, eye maɖakpɔ be, wein-
kawo dze, eye yevuboɖatiwo fo
se hã? 12 Nye ɖiɖi kplɔm le ma-
nyamanya me yi ɖe nye dukɔ
ŋku ta fe tasiaɖam gbɔe.

Lɔlɔ̃tɔwo fe dzeɖoɖo.

7. Trɔ, trɔ, Sulamit, trɔ, trɔ, ne
míaɖe ŋku ɖe ŋuwò! Nuka
miebe, yewoakpɔ le Sulamit ŋu?
Aʋaɣeɖuɖue loo? 2 Wò bubume
vinyɔnu, aleke wò azɔlime nyo le
atokota me ale? Wò kpenyenyẽ
le abe kɔdzonu, si nye aɖaŋua fe
asinuɖɔwɔwɔ ene; 3 wò akɔnu
enye ze tegblẽ, si me aha tɔtɔ
mevɔna le o, wò fodo enye bli,
si woli kɔe, eye dzogbenya ɖe to
ɖee; 4 wò nowo le abe sãdevi eve,
zi venɔvi ene;[d] 5 wò [e]kɔ enye nyi-
ɖuxɔ tsrala; wò ŋkuwo le abe ta,
si le Xesbon le Batrabim-gbo nu
ene; wò ŋɔti le abe Libanon fe
xɔ tsrala, si ɖo ta Damasko ene.
6 Wò ta, si le nuwò, ɖi Karmel;
wò taɖa le abe aɖabɛ ene; wò ɖa
ɖe ga fia. 7 [f]Edze tugbe, eye nè-
nyo loo, wò lɔlɔ̃, si nye vivisesego!
8 Ele tsralɛ abe ɖeti ene, eye wò
nowo nye detawo. 9 Mebe, maɖe
ɖeti la dzi, eye malé efe alɔwo.
Wò nowo nenye weinkpo le wein-
ka ŋu, eye wò ŋɔti fe ʋeʋẽ neɖi
atɔtɔŋuti tɔ! 10 Wò nu me nenye
wein nyuitɔ, si ato nuyi kple aɖu
dzi na nye lɔlɔ̃tɔ woli.
11 [k]Nye lɔlɔ̃tɔ tɔ menye, eye
yonyeme mɔ dim wòle. 12 Nye lɔ-
lɔ̃tɔ, va míaɖo ayi gbe me, eye
míanɔ kofersefofowo me.[n] 13 Mía-
fɔ ŋdi kanya ayi weingblewo me,
ne míakpɔ be, [p]weinkaawo dze,
sefofoawo ke, eye yevuboɖatiawo
fo se hã? Afima matsɔ nye lɔlɔ̃
na wò le. 14 Agbitsawo fe ʋeʋẽ
gbagba ɖi, eye kutsetse nyui vo-
vovowo le míafe ʋɔtru nu; nye
lɔlɔ̃tɔ, medzra yeyeawo kple xo-
xoawo ɖo na wò.

Anukwareɖiɖi, si anɔ anyi ɖaa.

8. Oo, esi nahanɔ nam abe nɔvi-
nyeŋutsu, si no danye fe no

ene de! Anye ne mekpɔ wò le
kpɔdome la, magbugbɔ nu na
wò, eye amea ɖeke mado vlom o;
2 anye ne makplɔ wò ayi [a]danye
ƒe me, ayi nɔnye ƒe xɔ mee. Mana
atike ʋeʋẽe ƒe wein kple yevu-
boɖaha wò nano. 3 Etsɔ eƒe mia
de nye ta te, eye wòtsɔ eƒe nu-
ɖusi kpla kɔ nam.[b] 4 Yerusalem-
nyɔnuviwo, meta mi: Miganyɔ lɔlɔ̃
o, migaʋuʋui o, vaseɖe esime
wòadze eya ŋutɔ ŋu hafi![d]
5 Ameka nye ekem tso gbe me
gbɔna hezio ɖe eƒe lɔlɔ̃tɔ ŋu?
Atɔtɔŋutiti te menyɔ wò le; afima
dawò se veve dzi wò ɖo, afima
nɔwò lé ku dzi wò ɖo. 6 Tsɔm
wɔ ŋkɔsigɛ de wò dzi ŋu kple
ŋkɔsigɛ de wò asi! Elabena lɔlɔ̃
tri akɔ wu ku, eye ŋuʋaʋã sẽ
wu tsieƒe, eƒe bibi le abe dzo ƒe
bibi ene, Yehowa ƒe dzoƒaɖe wò-
nye! 7 Tsi geɖe mate ŋu atsi lɔlɔ̃
o, eye tɔsisi gãwo mate ŋu akplɔe
adzoe o. Ne amea ɖe be, yeatsɔ
eƒe aƒe me kesinɔnuwo katã ana

[a] 3, 4.
[b] 2, 6.
[d] 2, 7.
[e] Ps. 45, 15.
[f] 2, 9.

ɖe lɔlɔ̃ ta la, ɖeko woaɖe alɔme
le eŋu.
8 Nɔvinyɔnu suea ɖe le mia si,
mekpɔ te no haɖe o. Aleke mia-
wɔ na mia nɔvinyɔnu la, le gbe-
sigbe woabia eta? 9 Nenye glie
wònye la, míatsɔ klosalo atɔ kpɔ
ɖe edzi, eye nenye agboe wònye
la, miatsɔ sederʋuƒowo aklãe.
10 Gli menye, eye nye nowo le
abe xɔ tsralawo ene; eye mekpɔ
ŋutifafa le eŋku me.
11 Weingble le Salomo si le
Baal-Hamon; etsɔ weingble la de
asi na dzikpɔlawo be, wo dome
amesiame nana klosalo sekel akpe
ɖeka ɖe kutsetseawo ta. 12 Nye
weingble le nye ŋutɔ asinye me;
Salomo, tɔwòe nye sekel akpe
ɖeka, eye alafa eve enye kutse-
tse dzikpɔlawo tɔ!
13 Wò nyɔnu, si nɔa abɔ me,
[e]xɔlɔ̃wo ƒu to anyi ɖe wò gbe ŋu;
na masee! 14 Nye lɔlɔ̃tɔ, de afɔ
du me, eye [f]nanɔ abe sãde alo
zivi, si le atike ʋeʋẽe towo dzi ene!

---

# YESAYA ƑE AGBALẼ.

---

Israel ƒe nuvɔ̃ kple tohehe.

1. Esia nye ŋutega, si Yesaya,
Amoz vi la, kpɔ le Yuda kple
Yerusalem ŋu le Yuda-fiawo Uzi-
ya, Yotam, Axaz kple Xizkiya ŋɔli.
2 Mi dziƒowo, misee, eye anyi-
gba, ƒu to anyi; elabena Yehowa
le nu ƒom bena: Menyi viwo wo-
tsi, eye medo wo ɖe dzi, ke wo-
dze aglã ɖe ŋunye.[g] 3 Nyitsu
nyaa etɔa, eye tedzi nyaa eƒe aƒetɔ
ƒe lãto; ke Israel menyae o, eye
nye dukɔ melé ŋku ɖe eŋu o.
4 Baba na mi anyigba dzi nɔlawo,
dukɔ, si dzi fɔɖiɖi li kɔ ɖo, vo-
dalawo ƒe viwo, vi gbegblẽwo!
Wogblẽ Yehowa ɖi, wodo ɖiŋu na
Israel ƒe kɔkɔetɔ la, eye wogbu-
gbɔ ɖe megbe. 5 Nukaŋuti [l]woa-
nɔ mia ƒoƒo dzi, esi miele godze-
dze dzi ɖaa? Ta blibo la xɔ abi,
eye nu te dzi blibo la ŋu belibeli.
6 Teƒe nyuia ɖeke mele eŋu o,
[n]tso afɔƒo me vaseɖe dzodome: abi
kple dodro kpakple ƒoƒo yeye;
womeyɔ tsi le eme o, womeblae

[g] Mo. V. 32, 1. 5. 6.
[h] Ro. 9, 28.
[i] Mo.I. 19, 24. 25; Mo.V. 29, 21 v. 27.
[k] Yer. 23, 14; Kony. 4, 6.
[l] Yer. 2, 30; Xez. 21, 18.
[n] Mo. V. 28, 35.
[o] Ps. 50, 8; Lod. 21, 27; Yer. 6, 20; Am. 5, 22.

o, eye womeɖe ami ɖee wòbɔbɔ
o. 7 Miaƒe anyigba zu gbegbe;
dzo fiã miaƒe duwo, eye du bubu
me tɔwo ɖu miaƒe agble le mia
ŋku me, eye wòzu gbegbe, abe
alesi wogblẽ Sodom ene. 8 Eye
Zion-nyɔnuvi tsi anyi abe agbadɔ
le weingble me, abe mlɔƒe le adza-
matregble me kple du, si woɖe
to ɖo la ene. 9 [h]Ðe menye Ye-
howa Zebaot ye kpɔtɔ ame ʋeea
ɖewo ɖi na mi o la, anye ne esusɔ
vie ko míele abe [i]Sodom ene, eye
míeɖi Gomora!

Blabla tso Israel si bena, wòatrɔ dzi me, eye megasubɔ Mawu le gota ɖeɖeko o.

10 Mi [k]Sodom-amegãwo, mise
Yehowa ƒe nya, mi Gomora-dukɔ,
miƒu to anyi ɖe mía Mawu ƒe nu-
fiame ŋu! 11 Yehowa be: Nuka
miaƒe akpedavɔsa gbogboawo
awɔ nam? Agbowo ƒe numevɔsa
kple nyivi damiwo ƒe ami ti kɔ nam,
eye nyiwo, alẽviwo kple gbɔ̃tsu-
wo ƒe ʋu medzea ŋunye o.[o] 12 Ne
mieva, be yewoado ɖe ŋkunye me

la, amekae bia esia tso mia si be,
mianɔ afɔ ʄom nye xɔxɔnuwo?[a]
13 Migasa nuduvɔ alakpatɔ azɔ
o, dzudzɔdonu nyɔŋu wònye nam.
Dzinu yeyewo, dzudzɔgbewo kple
gbeʄãḍeḍe takpegbewo la, nye-
mate ŋu ado dzi atsɔ alakpa kple
takpekpewo o! 14 Melé fu miaʄe[b]
dzinu yeyewo kple miaʄe ŋkeke-
nyuiewo, wozu agba nam, eye
wo tsɔtsɔ glom. 15 Ne mieke miaʄe
abɔwo la, matsyɔ nu ŋku me ḍe
mi, eye ne mieli kɔ gbedododa
gleglegle hã la, nyemasee o, ela-
bena ʋu yɔ aʂi me na mi![d] 16 Mile
tsi, miklɔ mia ḍokui ŋu! Miḍe
miaʄe nuwɔwɔ vɔ̃ḍiwo ḍa le ŋku-
nye me, eye midzudzɔ vɔ̃ḍiwɔ-
wɔ![e] 17 Misrɔ̃ nu nyui wɔwɔ, miti
nya dzɔdzɔe yome, mixɔ na amesi
wote ḍe anyi, midrɔ̃ ʋɔnu na tsyɔ̃e-
viwo, eye mihe nya na ahosiwo![g]

Dugbedodo kple ŋodzidodo.

18 Yehowa be: Miva mídrɔ̃ ʋɔ-
nu! Ne miaʄe nuvɔ̃wo le abe nya-
gadzĩ ene la, woafu abe [i]sno ene,
eye ne wobiã abe aḍabɛ ene la,
woazu abe alẽfu ene. 19 Ne mielɔ̃,
eye mieḍo to la, ekema miaḍu
anyigba ʄe nu nyuitɔ.[k] 20 Ke ne
miegbe, eye miesẽ to la, yi aḍu
mi, elabena Yehowa ʄe nue gblɔe.
21 Aleke du wɔnuteʄe, si me
nya dzɔdzɔe nɔ fũ la, zu gbolo?
Afisi dzɔdzɔenyenye nɔ tsã la,
[n]hlɔ̃dolawo li fifia! 22 Wò klosalo
zu aŋuka, eye wotsɔ tsi dzro wò
wein! 23 Wò amegãwo zu aglã-[o]
dzelawo kple fiafiwo xɔlɔ̃; wo do-
me amesiame lɔ̃a zãnunana, eye
wotia fetu yome; womedrɔ̃a ʋɔnu
na tsyɔ̃eviwo o, eye ahosiwo ʄe
nya medea wo gbɔ o.[p] 24 Eyata
Aʄetɔ, Yehowa Zebaot, Israel ʄe
ŋusẽtɔ la ʄe gbe enye si: Alele,
mele akɔ fa ge na ḍokuinye ḍe
nye ketɔwo ŋu, eye mele hlɔ̃ bia
ge ḍe nye futɔwo ŋu. 25 Matrɔ
nye asi ḍe ŋuwò, eye malólo wò
[s]aŋukawo abe adzalẽḍaḍi wotsɔ
wɔe ene, eye maḍe wò tsumiwo
katã ḍa. 26 Magaḍo ʋɔnudrɔ̃la-
wo na wò abe tsã ene, kple ada-
ŋudelawo na wò abe le gɔme-
dzedzea me ene.[t] Esia megbe
woayɔ wò be dzɔdzɔenyenye ʄe
du, du wɔnuteʄe. 27 Woatsɔ ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ aḍe Zion, eye woatsɔ
dzɔdzɔenyenye aḍe eʄe amesiwo

a 46, 13.
b 65, 3.
d Lod. 15, 29; ta 58, 1—3; Yoh. 9, 31.
e Yoel 2, 12. 13; Mi. 6, 6—8.
f kp. 2—4 kpɔ Mi. 4, 1—3.
g kp. 23; Yer. 7, 3—7; Sam. I. 15, 22.
h Yer. 3, 17.
i 43, 25; 44, 22; Ps. 51, 9.
k Mo. III. 26, 25.
l Yoh. 4, 22.
n Mat. 23, 37.
o 9, 4.
p kp. 17.
r Mo. V. 17, 16; Mi. 5, 9.
s kp. 22; Mal. 3, 2. 3.
t Zax. 8, 3.
u kp. 19. 21.
v 5, 15.

trɔ ta me la.[a] 28 Woagbã godze-
lawo kple nuvɔ̃wɔlawo siaa nya-
nyanya, eye amesiwo trɔ le Ye-
howa yome la nu ayi. 29 Elabena
ŋu akpe mi le logoti, siwo ŋu mie-
kpɔa dzidzɔ le la ŋu, eye miaʄe
mo atsi dã le abɔ, siwo mielɔ̃na
la ŋu.[b] 30 Elabena mia ŋutɔwo
mianɔ abe logoti, siwo ʄe aŋgba
yrɔ, kple abɔ, si tsia ḍeke meli
na o la ene. 31 Ame sesẽ la azu
ḍetifu, eye eʄe dɔwɔwɔ azu dzo-
xi; wo kple eve la siaa woabi, eye
amea ḍeke mate ŋu atsi wo o.

Xɔxɔ kple ŋutifafa atso Zion ava na dukɔwo katã; gake la ʋɔnudɔdrɔ̃ ava Israel dzi gbã le eʄe trɔ̃subɔsubɔ ta.

2. Nya, si Yesaya, Amoz vi la,
kpɔ le Yuda kple Yerusalem
ŋu la enye si: 2 [f]Ava me le ŋke-
ke mlɔeawo me be, Yehowa ʄe
aʄe ʄe to la akɔ ta agbɔ towo ŋu,
eye wòaʄo togbɛwo ta, eye anyi-
gba dzi dukɔwo katã aʄo zi ḍe eŋu.[h]
3 Eye dukɔ geḍewo atso agblɔ
bena: Mina míayi Yehowa ʄe to
la, Yakob ʄe Mawu ʄe aʄe la gbɔ,
ne wòafia nu mí le eʄe mɔwo ŋu,
eye míazɔ eʄe toʄewo. Elabena
nufiame atso Zion, eye Yehowa
ʄe nya atso Yerusalem.[l] 4 Adrɔ̃
ʋɔnu na anyigba dzi dukɔwo, eye
wòatso nya me na dukɔ geḍewo;
woatsɔ woʄe yiwo atu kodziwoe,
eye woatsɔ woʄe akplɔwo atu hɛ
gobɛwoe; dukɔ magatso yi ḍe
dukɔ ŋu azɔ o, eye womagasrɔ̃
aʋawɔwɔ hã azɔ o.[o] 5 Yakob ʄe
aʄe, mitso, ne míazɔ le Yehowa
ʄe kekeli me!
6 Etsɔ wò dukɔ, Yakob ʄe aʄe
la, ʄu gbe, elabena ɣedzeʄetɔwo
ʄe afakaka yɔ wo fũ, wosa dzo
abe Filistitɔwo ene, eye wona asi
du bubu me viwo. 7 Klosalo kple
sika yɔ eʄe anyigba dzi fũ, eye
eʄe kesinɔnuwo teʄe mekɔ o; [r]sɔ-
wo yɔ eʄe anyigba dzi fũ, eye eʄe
tasiaḍamwo teʄe mekɔ o. 8 Le-
gbawo yɔ eʄe anyigba dzi fũ; wo-
ḍe ta agu na woawo ŋutɔwo ʄe
asinuḍɔwɔwɔwo, nusiwo woawo
ŋutɔwo ʄe asibide wɔ. 9 Ale ame-
gbetɔ de ta agu, eye ŋutsu bɔbɔ
eḍokui; màtsɔe ake wo o! 10 [u]Yi
ḍe agato me, eye nayla ḍokuiwò
ḍe ke me tso Yehowa ʄe ŋɔdzi
kple eʄe gãnyenye ʄe atsyɔ̃ la nu!
11 Woabɔbɔ amegbetɔwo ʄe [v]ŋku

kɔkɔwo ɖe anyi, eye woate ŋu-
tsuwo ƒe dàda ɖe to, ale be Ye-
howa ɖeɖeko lanye gã le ŋkeke
ma dzi. 12 Elabena ŋkeke li na
Yehowa Zebaot ɖe dadalawo katã
kple ame kɔkɔwo, ɖe nusiwo katã
kɔa ta dzi la ŋu, ne woabɔbɔ ɖe
anyi; 13 ɖe Libanon ƒe sedertiwo
katã, siwo kɔ, eye woƒo ta la ŋu,
ɖe Basan ƒe logotiwo katã ŋu;
14 ɖe to kɔkɔwo katã kple togbɛ
kɔkɔwo katã ŋu; 15 ɖe xɔ tsrala
kɔkɔwo katã kple gli sesẽwo katã
ŋu; 16 ɖe Tarsis-ʋuwo katã kple
nukpɔkpɔ veviwo katã ŋu. 17
Woabɔbɔ amegbetɔwo ƒe adegbe-
ƒoƒo ɖe anyi, eye woate ŋutsuwo
ƒe dàda ɖe to, ne Yehowa ɖeɖeko
nanye gã le ŋkeke ma dzi. 18 Eye
legbawo nu ayi keŋkeŋ. 19 Eye
woayi kpetowo kple anyigba dzi
dowo me tso Yehowa ƒe ŋɔdzi
kple eƒe gãnyenye ƒe atsyɔ̃ nu,
ne etso, be yeado ŋɔdzi na anyi-
gba.[d] 20 Gbemagbe la amegbetɔ
atsɔ eƒe klosalolegba kple eƒe
sikalegba, siwo wòwɔ, be yeade
ta agu na la, aƒu gbe na alegeli-
wo kple agutɔwo, 21 ne woayi
agadowo kple kpetowo me tso
Yehowa ƒe ŋɔdzi kple eƒe [e]gã-
nyenye ƒe atsyɔ̃ la nu, ne etso,
be yeado ŋɔdzi na anyigba. 22
Eyata miɖe asi le amegbetɔ, si
ƒe ŋɔti me gbɔgbɔ le la ƒe nya
me, elabena nukata gɔ̃ woabui
ɖo?[f]

Ʋɔnudɔdrɔ̃ ava dukɔ la dzi le eƒe nuvɔ̃,
vevitɔ nyɔnuwo ƒe yakanuwɔwɔ ta.

**3.** Elabena kpɔ ɖa, Aƒetɔ, Ye-
howa Zebaot, aɖe [g]atizɔti kple
ziɔɖeŋu da le Yerusalem kple Yu-
da, abolo ƒe xɔnamewo katã kple
tsi ƒe xɔnamewo katã, 2 kalẽtɔwo
kple aʋawɔlawo, ʋɔnudrɔ̃lawo
kple nyagblɔɖilawo, afakalawo
kple ame tsitsiwo, 3 ame blaatɔ̃-
wo ƒe amegãwo, ame ŋkutawo,
adaŋuɖelawo, adaŋuawo ƒe ame-
gãwo kple dzotɔwo. 4 Matsɔ ɖe-
viwo aɖo woƒe amegãwoe, eye
ɖevinuwɔlawo aɖu fia ɖe wo dzi;[i]
5 amewo asẽ ŋuta le wo nɔewo
ŋu, eye amesiame le ehavi ŋu,
ɖeviwo adze agbo ɖe amegã ɖe-
ɖiwo ŋu, eye yakamewo ɖe bubu-
mewo ŋu. 6 Ne amea ɖe alé nɔ-
via le fofoa ƒe me bena: „Avɔ le
asiwò, eyata nanye míaƒe amegã,
eye aƒe gbagbã sia nanɔ asiwò
me“ la, 7 axɔ edzi agblɔ gbema-
gbe bena: „Nyemele abiwɔlaa
ɖeke nye ge o, elabena abolo kple
avɔa ɖeke mele aƒenye me o; mi-
gatsɔm ɖo dukɔ ƒe amegãe o!“
8 Elabena Yerusalem amũ, eye
Yuda adze anyi, le esi woƒe aɖe-
wo kple woƒe nuwɔwɔwo tso ɖe
Yehowa ŋu, ne woado dziku na
eƒe kɔkɔenyenye ƒe ŋkuwo ta.
9 Woƒe moɖoɖo le ɖase ɖim le
wo ŋu, eye woɖe woƒe nuvɔ̃wo
fia faa abe Sodom ene, womeɣlae
o; baba na wo, elabena [a]woawo
ŋutɔ ɖokui ŋu wole vɔ̃ wɔm ɖo.
10 Woayra ame dzɔdzɔewo, wo
tɔ me nyo na wo, elabena woaɖu
woƒe nuwɔwɔwo ƒe kutsetse.[b] 11
Baba na ame vɔ̃ɖi, etɔ me vɔ̃e
nɛ, elabena nusi eƒe asi wɔ la,
eya woatsɔ awɔe. 12 Nye dukɔ
ƒe ŋutasẽlawo nye ɖeviwo, eye
nyɔnuwo ɖu fia ɖe wo dzi. Nye
dukɔ, kplɔwòlawo nye ameflula-
wo, eye wobaɖa wò toƒe ƒe mɔ-
wo. 13 Yehowa tso, be yeahe nya,
etsi tre ɖi va, be yeadrɔ̃ ʋɔnu du-
kɔwo. 14 Yehowa kple eƒe dukɔ
ƒe ame tsitsiwo kpakple eƒe ame-
gãwo ɖi ʋɔnu be: Miawo miegblẽ
nye weingble, eye mieha ame da-
hewo ƒe nuwo ɖe miaƒe xɔwo me.
15 Aƒetɔ, Yehowa Zebaot ƒe gbe
enye si be: Nukaŋuti mienyã
avuzi le nye dukɔ dzi, eye mieto
hiãtɔwo ƒe mo nyanyanya?
16 Yehowa be: Esi Zion-nyɔnu-
viwo dana, eye wolia kɔ ganɛ nɔa
yiyim, woɖoa mo ŋanɛ, wonɔa ble
nyẽm xatsɛxatsɛ nɔa yiyim, eye
woƒe afɔgawo nɔa ɖiɖim gleŋgleŋ
la,[h] 17 eyata Aƒetɔ la abebe ta
na Zion-nyɔnuviwo, eye Yehowa
aɖe ama wo. 18 Gbemagbe Aƒetɔ
la aɖe afɔgɛwo ƒe atsyɔ̃ɖoɖo ɖa,
ŋgoblanuwo, gaviwo, 19 togɛwo,
abɔkpowo kple moxevɔwo, 20 ta-
kuwo, afɔwo dome kɔsɔkɔsɔwo, ali-
dziblanuwo, anuwɔtregoewo kple
kaɖoɖowo, 21 asigɛwo kple ŋɔtigɛ-
wo, 22 atsyɔ̃vɔwo, awu ʋlayawo,
taɖedziwo kple akplowo, 23 ahu-
hɔ̃ewo, awutewuiwo, tabablawo
kple moxevɔ gãwo. 24 Ʋeʋẽ kũ
axɔ ɖe ʋeʋẽ lilili teƒe, ka axɔ ɖe
alidziblanu teƒe, tabebe axɔ ɖe
ɖaƒoƒo teƒe, akpanyatata axɔ ɖe

[a] Hos. 13, 9.
[b] 32, 17.
[d] Lu. 23, 30.
[e] Tes. II. 1, 9.
[f] Mo. I. 2, 7.
[g] Mo. III. 26, 26; Xez. 4, 16.
[h] Lod. 31, 30; Tim. I. 2, 9.
[i] Nyagb. 10, 16.

awu ʋlaya nyui teƒe, eye dzobi
axɔ ɖe nyonyo teƒe. 25 Wò ŋu-
tsuwo atsi yi nu, eye wò kalẽtɔ-
wo atsi aʋa me. 26 Woƒe agbo-
wo axa nu, woaƒa konyi, eye woa-
ɖi fuflu abɔbɔ nɔ anyigba.

Le Mesia ƒe amedede ŋuti.

**4.** Nyɔnu adre alé ŋutsu ɖeka
gbemagbe agblɔ bena: Mía-
ɖu mía ŋutɔwo ƒe abolo, eye míata
mía ŋutɔwo ƒe avɔ; na woayɔ wò
ŋkɔ ɖe mía ŋu ko; ɖe míaƒe [a]ŋu-
kpe ɖa le mía ŋu.
2 Gbemagbe la Yehowa ƒe [b]ati-
dzedze anye atsyɔ̃ kple bubu, eye
anyigba ƒe kutsetse anye adegbe-
ƒoƒo, ɖekadzenu na Israel ƒe ame
susɔeawo. 3 Eye ava me be, woa-
yɔ amesiwo kpɔtɔ ɖe Zion kple
amesiwo tsi Yerusalem, amesiame,
si ŋkɔ [c]woŋlɔ ɖe agbagbeawo do-
me le Yerusalem la be kɔkɔewo,
4 nenye be, Afetɔ la tsɔ ʋɔnu-
ɖɔdrɔ̃ ƒe [f]ya kple dzo ƒe ya [g]klɔ
Zion-nyɔnuwo ƒe ɖiƒoƒo, eye wò-
kpala Yerusalem ƒe ʋu ɖa le wo
dome. 5 Eye Yehowa aɖo [h]alili-
kpo kple dzudzɔ ɖe Zion-to ƒe nɔ-
ƒewo katã kple eƒe takpeƒewo le
ŋkeke me kpakple dzo keklẽ le
zã me; elabena woatsyɔ nu atsyɔ-
ɖoɖowo katã dzi, 6 eye [k]agbadɔ
anɔ anyi anye vɔvɔli ɖoɖo le ŋkeke,
me le dzoxɔxɔ ta, eye wòanye
sitsoƒe kple bebeƒe le dziya kple
tsidzadza ta.

Lododo le Afetɔ la ƒe weinbɔ mawɔnu la ŋuti.

**5.** Mele ha dzi ge le xɔ̃nye ŋu,
mele xɔ̃nye ƒe ha dzi ge le
eƒe [n]weingble ŋu. Weingblea ɖe
le xɔ̃nye si le totame wɔnua ɖe.
2 Edzobo eme, eɖe kpewo le eme,
eye wòɖo weinka nyuitɔwo ɖe
eme, etu xɔ tsrala ɖe etitina, ekpa
weinfiãnu hã ɖa ɖe eme hele mɔ
kpɔm be, atse weintsetsewo; ke
etse ʋukatsetsewo. 3 Eyata mi
Yerusalemtɔwo kple mi Yuda-
ŋutsuwo, midrɔ̃ nya le mía kple
nye weingble la dome! 4 Nukae
woawɔ na nye weingble la, eye
nyemewɔe nɛ o? Nukaŋuti mele
mɔ kpɔm be, atse weintsetsewo,
eye wòtse ʋukatsetsewo? 5 Azɔ
mana mianya nusi wɔ ge mala
nye weingble la: Makaka kpɔ le
eŋu, ne lãwo naɖui, magbã gli le
eŋu, ne woazɔ edzi. 6 Mawɔe
wòazu afutime; womaɖe eŋu o,
eye womaga eme o, ke boŋ aŋɔ-
kawo kple ŋuwo amie ɖe eme;
eye maɖe se na alilikpowo be,
womagadza tsi ɖe edzi azɔ o. 7
Elabena Israel ƒe aƒe lae nye Ye-
howa Zebaot ƒe weingble, eye
Yuda ŋutsuwo nye eƒe dzidzɔkpɔ-
kpɔ ƒe nudodowo; ekpɔ mɔ na
afiatsotso, ke ʋukɔkɔɖie li; ekpɔ
mɔ na nu dzɔdzɔe wɔwɔ, ke ko-
nyifafae li.

Wotsɔ Mawu ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ alo futɔwo ƒe anyigba dzi dzedze do ŋɔdzi na dukɔ la.

8 Baba na amesiwo le xɔ tsiãm
ɖe xɔ nu, eye wole agble didim
ɖe agble nu, vaseɖe esime teƒea
ɖeke maganɔ anyi o, ne woawo
ɖeɖe nanɔ anyigba dzi![d] 9 Ye-
howa Zebaot gblɔ ɖe to me nam
bena: Ne xɔ gbogboawo matrɔ
zu gbegbe, eye xɔ gã nyuiawo
mazu xɔdowo o ñ! 10 Elabena
weingble, si nyi eveve teƒe ewo
aŋlɔ gbe ɖeka la, anye bat ɖeka,
eye nuku gomer ɖeka anye efa
ɖeka.
11 Baba na amesiwo fɔa foŋli
hetia aha muame yome, eye wo-
tsia anyi vaseɖe zãtiƒe, ne wein
naɖe dzo lã me na wo! 12 [i]Kasa-
ŋkuwo, saŋkuwo, asiʋuiwo kple
dzewo kpakple wein kpena ɖe
woƒe aglotutu la ŋu; ke [l]wome-
dea ŋku ɖe Yehowa ƒe dɔwɔwɔ o,
eye womekpɔa eƒe asinudɔwɔwɔ
o. 13 Eyata woaɖe aboyo nye du-
kɔ le manyamanya me, woƒe ame
ŋkutawo azu dɔwuitɔwo, eye tsikɔ
awu woƒe amehawo ate wo ŋu.
14 Eyata tsieƒe ke eƒe ve me, eye
wòke eƒe nu baa, eye Yerusalem
ƒe atsyɔ̃, eƒe amehawo, eƒe ho-
wɔwɔ kple amesiwo kpɔa dzidzɔ
le eme la, age ɖe eme. 15 Eke-
ma amegbetɔ atsyɔ akɔ anyi, woa-
bɔbɔ ŋutsu ɖe anyi, eye woate
ɖàda ŋkuwo ɖe to;[o] 16 Yehowa
Zebaot anye gã le ʋɔnudɔdrɔ̃ me,
eye Mawu kɔkɔe la akɔ eɖokui
ŋu le dzɔdzɔenyenye me. 17 Alẽ-
viwo aɖu gbe le aƒima, abe woa-
wo ŋutɔ ƒe gbeduƒee wònye ene,
eye lã tutɔwo aɖu nu le amida-
lawo ƒe aƒedowo me.
18 Baba na amesiwo tsɔa ala-
kpaka dea vodada nɔa hehem, eye
wotsɔa tasiaɖamka hea nuvɔ̃e!

[a] 1 Mo. 30, 23; Sam. I. 1, 5. 6.
[b] 11, 1.
[d] Mi. 2, 2.
[e] Lu. 10, 20.
[f] Zax. 13, 1.
[g] Mat. 3, 11.
[h] Mo. II. 13, 21; 40, 34. 38.
[i] Am. 6, 5. 6.
[k] 25, 4. 5.
[l] Ps. 28, 5.
[n] 27, 2; Ps. 80, 9—16; Mar. 12, 1—9.
[o] 2, 11.

19 Amesiwo nɔa gbɔgblɔm bena:
[a]Newɔ kabakaba, nefo du ɖe efe
dɔ nu, ne míakpɔe; eye Israel fe
kɔkɔetɔ la fe adaŋudede nete va,
ne míadze sii.
20 Baba na amesiwo yɔa vɔ̃ be
nyui kple nyui be vɔ̃, amesiwo
tsɔa viviti wɔa kekelii, eye wo-
tsɔ kekeli wɔ vivitii, amesiwo
tsɔa veve wɔa vivii, eye wotsɔa
vivi wɔ vevee!
21 Baba na amesiwo bua wo
ɖokui nunyalawoe, eye wonye
nugɔmeselawo le woawo ŋutɔ-
wo ŋku me.[f]
22 Baba na amesiwo nye kalẽa-
wo le weinnono me kple ŋutsu-
wɔlawo le aha muame tɔtɔ me. 23
Amesiwo xɔa zãnu hetsona na
ame vɔ̃ɖiwo, eye wodaa adzo nya
dzɔdzɔe le ame dzɔdzɔewo si.
24 Eyata wofe ke azu nu nyu-
nyɔ abe ahɔ̃liti takpoe, si dzo fe
aɖe fiã, kple gbe fufu, si nyẽ afi
ɖe dzo me la ene, eye wofe se-
fofo aʋu ya abe ʋuʋudedi ene,
elabena wogbe Yehowa Zebaot fe
nufiame, eye woɖe alɔme le Is-
rael fe kɔkɔetɔ la fe nyawo ŋu.
25 Eyata Yehowa fe dɔmedzoe
bi ɖe efe dukɔ ŋu, eye wòdo efe
alɔ ɖe dzi hefo wo, ale be towo
dzo kpekpekpe, eye wofe kukua-
wo tsi kpɔdome abe gbeɖuɖɔ
ene.[k] Ke to esiawo katã gbɔ hã
la efe dɔmedzoe nu mefa o, eye
efe alɔ gale dzi ko.
26 Akɔ afiaga dzi na dukɔa de
le didife, eye wòala aku ayɔe tso
anyigba fe mlɔenu, eye kpɔ ɖa,
anɔ du dzi ava kaba. 27 Ɖeɖi mate
amea ɖeke ŋu o, eye ame kudɔea
ɖeke manɔ wo dome o; womadɔ
alɔ̃ o, eye womadɔ akɔlɔ̃e o, ali-
dziblanu matu le wofe ali o, eye
wofe atokotaka matso o; 28 wo-
nyre wofe aŋutrɔwo, eye wovu
wofe dawo katã me; wofe sɔwo
fe afɔwo le abe kpe ene, eye wofe
tasiaɖamfɔwo ɖi ahom. 29 Wole
gbe ɖem abe dzatanɔ ene, eye
wole xɔxlɔ̃m abe dzataviwo ene;
wole gbe tem helé nu tsɔ dzoe,
eye amea ɖeke mate ŋu axɔe o.
30 Eye wòaɖe gbe ɖe edzi gbe-
magbe abe atsiafu fe gbeɖeɖe
ene, eye ne woɖe ŋku ɖe anyigba
dzi la, hiã fe blukɔ koe li, eye
wofe alilikpo na kekeli do viviti.

a Yer. 17, 15; Pet. II. 3, 4.
b Yoh. 12, 41.
d Nyad. 4, 8.
e Xab. 2, 2.
f Lod. 3, 7; Ro. 12. 17.
g Xez. 10, 4: Nyad. 15, 8.
h Mo. II. 23, 20.
i Zax. 3, 4.
k 9, 11.
l Mat. 13, 11-15: Yoh. 12, 40; Do. 28, 26. 27.
n Mo. V. 28, 3.
o 4, 3.
p Fia. II. 15. 37; 16, 5.

Yesaya kpɔ ŋutega: wodoe nyagblɔla.

6. Le fe, si me fia Uziya ku la,
mekpɔ Afetɔ la bɔbɔ nɔ fiazi-
kpui kɔkɔ gãa ɖe dzi, eye efe awu-
toga yɔ gbedoxɔ la taŋ.[b] 2 Serafi-
wo le eta me, wo dome ɖesiaɖe to
aʋala adeade, wotsɔ wo ame eve
tsyɔ ŋku me, wotsɔ eve tsyɔ afɔ,
eye wotsɔ wo ame eve le dzo-
dzomee. 3 Eye [d]wodo ɣli ɖo ɖe
wo nɔewo gblɔ bena: Kɔkɔe, kɔ-
kɔe, kɔkɔe enye Yehowa Zebaot!
Efe ŋutikɔkɔe yɔ [e]anyigba blibo
la dzi! 4 Xlidola la fe gbe na
kpuiawo fe agunu ʋuʋu, eye [g]dzu-
dzɔ yɔ xɔ la taŋ. 5 Tete megblɔ
be: Alele, evɔ nam! Elabena ame
nuyi makɔmakɔtɔ menye, eye me-
le dukɔ, si fe nuyi mekɔ o la do-
me; elabena nye ŋkuwo kpɔ fia
Yehowa Zebaot.[h] 6 Tete Serafi-
wo dometɔ ɖeka dzo va gbɔnye,
eye wòlé kpe xɔdzo hẽ, si wòtsɔ
abe ɖe le vɔsamlekpuia me la, ɖe
asi; 7 eye wòtsɔe lili nu nam gblɔ
bena: Kpɔ ɖa, esia ka nuyi ŋu na
wò, [i]wò vodadawo ɖe ɖa, eye
wolé avu wò nuvɔ̃wo.
8 Tete mese Afetɔ la fe gbe
wògblɔ bena: Ameka madɔ, eye
ameka ayi na mí? Tete megblɔ
bena: Nyee nye esi, dɔm! 9 Eye
wògblɔ bena: Yi nadagblɔ na du-
kɔ sia bena: Minɔ nusese dzi ko,
ke migase nu gɔme o; minɔ nu-
kpɔkpɔ dzi, ke migadze si nu o.[l]
10 Na dukɔ sia fe dzi naku atri,
tsi to nɛ, eye natre efe ŋkuwo,
ne magakpɔ nu kple efe ŋkuwo,
wòase nu kple efe towo, eye wòase
nu gɔme kple efe dzi, ne wòatrɔ
ta me, eye efe lãme nahaya o.[n]
11 Tete megblɔ bena: Afetɔ, va-
seɖe ɣekaɣie? Eɖo ŋu bena: Va-
seɖe esime duwo nagbã, eye woa-
zu afedo, xɔwo nazu xɔdo, eye
anyigba nazu gbegbe, 12 vaseɖe
esime Yehowa nakplɔ amewo
adzoe, eye gbegbewo nasɔ gbɔ ɖe
anyigba la dzi. 13 Eye ne akpa
ewolia susɔ la, woagatsrɔ̃ eya hã
ɖa; ke abe alesi ne wolã sesewu
kple logoti, eye takpoea kpɔtɔna
la, nenema [o]fome kɔkɔe la anye
takpoea.

Xaxa va Yerusalem dzi to Asiriatɔwo kple Israel-viwo dzi.

7. Le Yuda-fia Axaz, Uziya vi
Yotam fe vi ŋɔli la [p]Aram-

fia Rezin kple Israel-fia Remalya
ƒe vi Pekax woho aʋa va Yeru-
salem ɖe wo ŋu, ke womete ŋu
wɔ aʋa kpli wo o. 2 Eye wova
gblɔ na Dawid ƒe aƒe la bena:
Aram ƒu asaɖa anyi ɖe Efrayim.
Tete eya kple eƒe dukɔ ƒe dzi
ʋuʋu nyanyanya, abe alesi ave-
metiwo ʋuʋuna le ya nu ene.
3 Tete Yehowa gblɔ na Yesaya
bena: Mia kple viwò Sear-Yasub
mido yi ɖakpe Axaz le dzigbeta
la ƒe tɔʋu ƒe mlɔenu le avɔnyãla
ƒe agblemɔ to, 4 eye nagblɔ nɛ
bena: Kpɔ ɖokuiwò dzi, eye nanɔ
[a]anyi kpoo! Megavɔ̃ o, eye dzi
megaɖe le ƒowò le dzoti takpoe
eve, siwo le dzudzɔ tum, le Re-
zin kple Aram kpakple Remalya
vi ƒe dɔmedzoe la ta o. 5 Esi
Aram, Efrayim kple Remalya vi
woɖo vɔ̃ ɖe ŋuwò gblɔ bena, 6 mi-
na míaho ɖe Yuda ŋu, míado ŋɔ-
dzi nɛ, eye míaxɔe na mía ɖokui
atsɔ Tabeal vi aɖo fiae ɖe edzi
la, 7 ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Madze edzi o, eye mava me o!
8 Elabena Aram ƒe ta enye Da-
masko, eye Damasko ƒe ta enye
Rezin, eye le ƒe blaade vɔ atɔ̃
me la woagbã Efrayim gudugudu,
eye maganye dukɔ azɔ o. 9 Efra-
yim ƒe ta enye Samaria, eye Sa-
maria ƒe ta enye Remalya vi. Ne
miexɔe se o la, ekema mianɔ te
hã o![b]

Imanuel ŋugbedodo.

10 Eye Yehowa gaƒo nu kple
Axaz gblɔ bena: 11 Bia dzesi tso
Yehowa, wò Mawu la si, eɖanye
tso tsieƒe ke alo tso dziƒo ʋĩ o.
12 Tete Axaz gblɔ bena: Nyema-
biae o, ne nyemahayi Yehowa te
ge akpɔ o. 13 Eye wògblɔ bena:
Dawid ƒe aƒe la, misee: Nu tsɛ
wònye na mi be, miana nu nati
kɔ na amegbetɔ, hafi miebe, ye-
woana nu nati kɔ na nye Mawua
ke hã? 14 Eyata Aƒetɔ la ŋutɔ
ana [e]dzesi mi: [f]Kpɔ ɖa, ɖetugbi
afɔ fu, eye wòadzi ŋutsuvi ana
ŋkɔe be [g]„Mawu li kpli mí“. 15
Notsi kpekẽ kple anyitsi wòano,
vaseɖe esime wòanya vɔ̃tsitsri
kple nyuitiatia.[h] 16 Elabena hafi
[k]ɖevi la nava nya vɔ̃tsitsri kple
nyuitiatia la, anyigba, si ƒe fia-
wo kple eve le ŋɔ dzim na wò
la, lazu gbegbe!

a 30, 15.
b Kron. II. 28, 6.
d 7, 16; Fia. II. 16, 9; 15, 29.
e Mi. 5, 2.
f Mat. 1, 23.
g 8, 8. 10; 9, 6.
h kp. 21. 22.
i 30, 15.
k 8, 4.

Tohehe ʋɔnudɔdrɔ̃ le Asiriatɔwo dzi.

17 Eye Yehowa akplɔ Asur-fia
aƒu mia kple wò dukɔ kpakple
fofowò ƒe aƒe, ŋkeke, siwo meva
kpɔ tso esime Efrayim klã ɖa le
Yuda ŋu o! 18 Eye wòava me
le ŋkeke ma dzi be, Yehowa ala
aku ayɔ togbato, siwo le Egipte-
tsiwo ƒe mlɔenu, kple anyĩ, siwo
le Asur-nyigba dzi, 19 eye wo
katã woava aƒo ɖe bali globowo
kple kpetowo kple ŋuvegoewo
katã kpakple lãnyiƒewo katã. 20
Gbemagbe la Aƒetɔ la aɣe talũhɛ,
si nye Asur-fia tso tɔsisi la ƒe go
keme, alũ ta kple aŋɔ me fu nɛ, eye
wòaƒlɔ ge nɛ. 21 Eye wòava me
le ɣemaɣi be, ame ɖeka anyi nyi-
nɔvi ɖeka kple alẽvi eve. 22 Eye
le esi notsi bɔ ta la, woano no-
tsi kpekẽ, elabena amesiwo kpɔtɔ
ɖe anyigba dzi la dometɔ ɖesia-
ɖe ano notsi kpekẽ kple anyitsi.
23 Eye wòava me le ɣemaɣi be,
afisi weinka akpe le, eye woxɔa
klosalo sekel akpe la, lazu aŋɔka
kple ŋuwo. 24 Aŋutrɔ kple da
woatsɔ yi afimae, elabena aŋɔka
kple ŋuwo axɔ anyigba blibo la
dzi. 25 Eye womagate ŋu ade to,
siwo katã wotsɔ agblenu ŋlɔ tsã
la dzi o le aŋɔka kple ŋuwo vɔvɔ̃
ta, eye woazu nyikplɔƒe kple alẽ-
wo toƒe.

Akɔfafa na xɔsetɔwo le ɣeyiɣi vɔ̃ me.

8 Eye Yehowa gblɔ nam bena:
[a] Tsɔ nuŋlɔkpe gãa ɖe, eye na-
ŋlɔ nuŋɔŋlɔ hahootɔ ɖe edzi bena:
Aboyonu, afɔ netsɔ, nuhaha, va ka-
ba! 2 Ɖe ɖaseƒo wɔnuteƒewo nam:
nunɔla Uriya kple Zaxarya, Ye-
berexya vi. 3 Eye mete ɖe nyɔ-
nu nyagblɔɖila ŋu wòƒɔ fu, eye
wòdzi ŋutsuvi. Tete Yehowa gblɔ
nam be: Yɔ eƒe ŋkɔ be „Aboyo-
nu, afɔ netsɔ, nuhaha, va kaba!“
4 Elabena hafi ɖevi la [d]nade asi
fofo kple dada yɔyɔ me la, woa-
tsɔ Damasko ƒe kesinɔnuwo kple
Samaria ƒe aboyonuwo adze
Asur-fia ŋgɔe.
5 Eye Yehowa gaƒo nu kplim
gblɔ bena: 6 Esi dukɔ sia do vlo
Siloa-tsi, si sina [i]blewu la, eye
wòkpɔ dzidzɔ kple Rezin kpakple
Remalya vi la, 7 eyata Aƒetɔ la
akplɔ tɔsisi la ƒe tsi gã sẽŋuwo
ava ƒo ɖe wo dzi, si nye Asur-

fia kple efe ŋusẽ blibo; ayɔ efe
baliwo katã me, eye wòagbagba
efe tɔgowo katã, 8 asi ato Yuda,
eye ado agbagba vasede ve ke,
eye efe aʋala, siwo ke la, asɔ wò
anyigba fe kekeme. [b]Mawu li kpli
mí! 9 Mi dukɔwo, midze agbo,
eye dzi nede le mia fo; mi ame-
siwo katã le didife le anyigba dzi
la, mifu to anyi! Mibla ali dzi, eye
dzi nede le mia fo, ẽ, mibla ali
dzi, eye dzi nede le mia fo![e]
10 Ne miede adaŋu la, woagblẽ
eme, ne miedo gbe di la, mava
me o; elabena Mawu li kpli mí![f]

Nuxoxlɔ̃ bena, woaxɔ Mawu gbagbe la dzi ase.

11 Elabena ale Yehowa fo nu
kplim, eye efe asi nu sẽ de dzinye
wògbe nya nam be, nyemagazɔ
dukɔ sia fe mɔ dzi o hegblɔ be-
na: 12 Migayɔ nusiwo katã dukɔ
sia yɔna be nugbedodo la, be nu-
gbedodo o, migavɔ̃ nusi wovɔ̃na
la o, eye megadzi ŋɔ na mi o.
13 [h]Mibu Yehowa Zebaot kɔkɔe,
eye [i]eya nenye vɔvɔ̃ kple ŋodzi
na mi. 14 Azu kɔkɔefe, ke anye
nudiadia fe [o]kpe kple agakpe ki-
kli na Israel fe afe eveawo, eye
anye mɔ̃ kple adoboli na Yeru-
salemtɔwo; 15 eye ame gedewo
aklii adze anyi ahaŋe keŋkeŋ,
eye mɔ̃ ade wo alé wo.
16 Bla dasedidi la, eye natre
nufiame la nu de nye nusrɔ̃viwo
me. 17 Eyata mele Yehowa, amesi
tsyɔ nu efe ŋku me de Yakob fe
afea la sinu dzɔm, eye mele mɔ
kpɔm nɛ. 18 [t]Kpɔ da, mía kple
[u]vi, siwo Yehowa tsɔ nam la, míe-
nye dzesi kple kpɔdeŋu le Israel
tso Yehowa Zebaot, amesi le Zion-
to dzí la gbɔ. 19 Ne wogblɔ na
mi be, mibia nu ŋɔliyɔlawo kple
afakalawo se, amesiwo nɔa ŋɔti
me gbee dom, eye wonɔa gbe tem
la, [v]de dukɔ mabia nu efe Mawu
ase oa? Đe woabia nu kukuawo
na agbagbeawoa? 20 Mitrɔ de
nufiame kple dasedidi la ŋu! Ne
womegblɔ alea o la, ekema agu
medze na wo o. 21 Woanɔ tsa
glãla tsam, woate wo de anyi, eye
dɔ awu wo, eye ne dɔ le wo wum
la, woado dziku [z]ahafo fi ade wofe
fia kple wofe Mawu. Eye ne wofɔ
kɔ dzi 22 alo wode kɔ to la, kpɔ
da, xaxa kple viviti li; xaxa fe
[b]tsizi kple blukɔ me woatutu wo

[a] Mat. 4, 12-16.
[b] 7, 14.
[d] Lu. 1, 79.
[e] Ps. 2.
[f] kp. 9.
[g] Dan. 7, 22.
[h] 29, 23.
[i] Mat. 10, 28; Pet. I. 3, 15.
[k] 7, 14.
[l] 22, 22.
[n] Mi. 5, 1; Lu. 2, 7. 11.
[o] 28, 16; Ro. 9, 33; Pet. I. 2, 7. 8.
[p] 10, 21.
[r] 11; Ps. 72, 3. 4.
[s] Sam. II. 7, 12. 13; Lu. 1, 32.
[t] Heb. 2, 13.
[u] 7, 3; 8, 2.
[v] Fia. II. 1, 3.
[y] kp. 16; 5, 25.
[z] Nyad. 16, 9. 11.
[a] 10, 33.
[b] 5, 30.

ade. 23 Elabena afisi xaxa le la,
matsi viviti me o. Tsã la edi
gbɔ [a]Zebulon-nyigba kple Naftali-
nyigba, emegbe la ade bubu fu-
tamɔ, si le Yordan fe go keme
la ŋu, si nye dukɔwo fe anyigba.

Mesia dzidzi, eŋkɔ kple efe fiadufe.

9. [d]Dukɔ, si le viviti me zɔm la,
kpɔ kekeli gãa de, amesiwo
le blukɔ tsiditsidi fe anyigba dzi
la, kekeli klẽ de wo dzi. 2 Edzi
dukɔ la de edzi, eye nèna dzidzɔ
do gã; wokpɔ dzidzɔ le ŋkuwò
me, abe alesi wokpɔa dzidzɔ le
nuŋeɣi ene, abe alesi wotsoa
aseye, ne womã aboyonu ene. 3
Elabena èŋe wofe agba fe kɔkuti,
ati, si le wofe kɔʋu me, kple wo
kpɔlawo fe ati, abe [g]Midian ŋɔli
ene. 4 Elabena wotɔ dzo ame-
siwo fo aʋazi la fe afɔkpawo
katã kple awu, siwo wobliba de
ʋu me la, eye dzo afiã wo. 5 Ela-
bena wodzi vi na mí, eye wona
[k]ŋutsuvi mí, dzidudu le [l]abɔta nɛ,
eye wotsɔ ŋkɔ nɛ be: [n]Nukunu,
adaŋudela, [p]Mawu kalẽtɔ, fofo ma-
vɔ, ŋutifafafia, 6 ne efe dzidudu
nakeke ta, eye sefedo manɔe na
[r]ŋutifafa le Dawid fe [s]fiazikpui
dzi kple efe fiadufe la me o, ne
wòafɔe de te, eye wòatsɔ ʋɔnu-
dɔdrɔ̃ dzɔdzɔe ali kee tso fifia
dasede mavɔ me. Yehowa Ze-
baot fe ŋuʋaʋã awɔ esia ade goe.

Ʋɔnudɔdrɔ̃ Israel.

7 Afetɔ la gblɔ nya do de Ya-
kob, eye wòva fo de Israel dzi,
8 ne dukɔ blibo la nadze sii he-
kpe de Efrayim kple Samaria-
tɔwo ŋu, amesiwo nɔa gbɔgblɔm
le adegbefofo kple dàda me be:
9 „Anyikpewoe mũ dze anyi, ke
míatsɔ gãwo atui, gbotiwoe wolã,
ke míado sedertiwo de wo tefe."
10 Eye Yehowa do Rezin fe ke-
tɔwo de dzi de eŋu, eye wòde
akiti lã me na efe futɔwo: 11 Aram
tso ɣedzefe, eye Filistitɔwo tso
ɣetodofe, eye wodu Israel wòyɔ
nu me na wo. [y]Ke to esiawo katã
gbɔ hã efe dɔmedzoe nu mefa o,
eye efe alɔ gale dzi ko. 12 Eye
dukɔ la metrɔ de amesi foe la
ŋu o, eye womedi Yehowa Zebaot
yome mɔ o. 13 Eye Yehowa [a]tsrɔ̃
ta kple asike, deʋaya kple keti
da tso Israel le ŋkeke deka dzi.

14 Ame tsitsiwo kple ame ŋkuta-
wo nye ta la, eye nyagblɔɖila,
siwo fiaa alakpadada la, wonye a Zax. 1, 15.
asike la. 15 Dukɔ sia kplɔlawo
nye ameblelawo, eye amesiwo wo-
ble la, wobu. 16 Eyata Afetɔ la
makpɔ dzidzɔ le woƒe ɖekakpui-
wo ŋu o, eye mave woƒe tsyɔ̃e-
viwo kple ahosiwo nu o, elabena
wo katã wonye ame vɔ̃ɖiwo kple
nu tovo wɔlawo, eye nusianu gbloa b 36, 18–20.
nya gbegblẽ.[d] Ke to esiawo katã d kp. 20.
gbɔ hã eƒe dɔmedzoe nu mefa o,
eye eƒe alɔ gale dzi ko. 17 Ela-
bena vɔ̃ɖiwɔwɔ le bibim abe dzo
ene, efiã aŋɔkawo kple ŋuwo, eye
wòtɔ dzo ave dodowo, ale be e 37, 36.
dzudzɔ de dzi kɔtɔɔ. 18 Yehowa
Zebaot ƒe dziku na dzo ƒo anyi-
gba, eye dukɔ la le abe dzo ƒe
nuɖuɖu ene; amea ɖeke mekpɔ
nɔvia ta o. 19 Wole tsyo dam nu
le dusi me, ke dɔwuame nu mefa
o, wole nu ɖum le mia me, ke wo-
meɖi ƒo o, amesiame ɖu eya ŋutɔ
ƒe abɔ ƒe lã; 20 Manase ɖu Efra-
yim, eye Efrayim ɖu Manase; woa
kple eve la siaa wotso ɖe Yuda
ŋu. [f]Ke to esiawo katã gbɔ hã f 10, 4.
eƒe dɔmedzoe nu mefa o, eye eƒe
alɔ gale dzi ko.

Tohehe na ɖɔnudrɔ̃la madzɔmadzɔwo.

10 Baba na amesiwo tsɔ ɖoɖo g kp. 5.
gbegblẽwo wɔ see, kple
agbalẽŋlɔla, siwo le ameteteɖanyi
ŋlɔm ɖi, 2 ne woate ame dahewo
ƒe nya ɖe to, eye woaɖa adzo nya
dzɔdzɔe le nye dukɔ ƒe hiãtɔwo
si, ne ahosiwo nazu woƒe aboyo-
nu, eye woaha tsyɔ̃eviwo! 3 Nu-
ka miawɔ le gbesigbe wotu eŋu ƒe,
eye gbegblẽ tso adzɔge va? Ame-
ka miasi atso, eye afika miagblẽ h Mo.V. 4, 24.
miaƒe kesinɔnuwo ɖo? 4 Ke boŋ
ame labɔbɔ ɖe gatɔwo dome, eye
wòadze anyi ɖe ame tsiaɖawo
dome. Ke to esiawo katã gbɔ hã
la eƒe dɔmedzoe nu mefa o, eye
eƒe [i]alɔ gale dzi ko! i 5, 25.

Asur ƒe ɖàɖa kple bɔbɔɖanyi.

5 Baba na Asur, nye [k]dɔmedzoe k 7, 20.
ƒe amefoti wònye, eye nye dziku
ƒe ati le esi me. 6 Meɖɔe ɖe dukɔ
vɔ̃ɖi la ŋu, eye meɖe gbe nɛ ɖe
nye dɔmedzoe ƒe dukɔ la ŋu, ne
wòaɖe aboyo, wòaha nu, eye wòa-
fanyae abe ba le kpɔdome ene.
7 Ke eya mesusu alea o, eye mebu
ɖe dzi me alea o, ke boŋ eɖo ɖe
ta be, yeagblẽ nu, eye yeatsrɔ̃
dukɔ geɖewo.[a] 8 Elabena egblɔ
be: Ðe nye amegãwo katã me-
nye fiawo oa? 9 Ðe meva me na
Kalno abe Karkemis ene, Xamat
abe Arpad ene, Samaria abe Da-
masko ene oa? 10 Alesi nye asi
tu fiaɖuƒe siawo kple woƒe legba,
siwo nyo wu Yerusalem kple Sa-
maria tɔwoe la,[b] 11 ɖe nyemawɔ
Yerusalem kple eƒe legbawo, abe
alesi mewɔ Samaria kple eƒe le-
gbawo ene oa? 12 Eye ava me,
ne Afetɔ la awu eƒe dɔwo katã
nu ɖe Zion-to la kple Yerusalem
ŋu vɔ la, [c]atu Asur-fia ƒe ɖàɖa ƒe
kutsetse kpakple eƒe ɖàɖaŋku ƒe
adegbeƒoƒo ŋu ƒe nɛ. 13 Elabena
egblɔ be: Nye asi ƒe ŋusẽ kple
nye nunya metsɔ wɔe, elabena
mese nu gɔme, meɖe dukɔwo ƒe
liƒowo ɖa, eye metutu fiazikpui
dzi nɔlawo ƒu anyi abe ŋusẽtɔ ene;
14 nye asi tu dukɔwo ƒe kesinɔ-
nuwo abe xevitɔ ene, abe alesi
wolɔa azi, siwo dzi xeviwo dzo
le lae la, nenema melɔ anyigba
blibo lae, eye amea ɖeke meƒo
aɖala alo ke dɔ heyi xɔxlɔ̃ ge o.
15 Ðe fía aƒo adegbe ɖe amesi
tsɔe le nu lãmee la ŋua? Alo ɖe
laxalaxa atɔ asi akɔ ɖe amesi le
ehem la ŋua? Ðe [g]ati anyé amesi
fɔe ɖe dzi la ɖa? Eye ɖe atízɔti
akɔ nusi menye atí o la dzia?
16 Eyata Afetɔ, Yehowa Zebaot,
aɖo kpexlẽ ɖe eƒe ame damiwo
dome, eye eƒe aɖakɔ abi, abe alesi
dzo binae ene. 17 Israel ƒe ke-
keli azu dzo, eye eƒe kɔkɔetɔ la
azu dzoƒaɖe ahabi eƒe aŋɔkawo
kple ŋuwo le ŋkeke ɖeka dzi, eye
wòafiã wo;[h] 18 agblẽ eƒe ave kple
atibɔwo tso tu me vaseɖe tsrokpa
dzi, eye wo nu ayi abe dɔnɔ ene;
19 woate ŋu axlẽ eƒe avemeti su-
sɔeawo, eye ɖevi ɖeka aɖe wo
agbalẽ me.

Israelitɔ susɔeawo ƒe dzimetɔtrɔ.

20 Eye wòava me le ɣemaɣi be,
Israel ƒe ame susɔeawo kple Ya-
kob ƒe aƒe ƒe ame sisiwo magaɖo
dzi ɖe amesi ƒo wo la ŋu azɔ o,
ke boŋ woaɖo dzi ɖe Yehowa, Is-
rael ƒe kɔkɔetɔ la ŋu le nyateƒe
me. 21 Ame susɔeawo atrɔ, Ya-
kob ƒe ame susɔeawo atrɔ ɖe Ma-
wu ŋusẽtɔ la ŋu. 22 Elabena Is-

rael, ne wò [a]dukɔ le abe ƒutake ene hã la, ame mamleawo koe atrɔ ta me. Woɖo gbegblẽ, eye dzɔdzɔenyenye gbagba ɖi! 23 Elabena [d]Aƒetɔ, Yehowa Zebaot, ahe tsɔtsrɔ̃, si wòɖo kplikpaa la, ava anyigba blibo la dzi. 24 Eyata ale Aƒetɔ, Yehowa Zebaot, gblɔ esi: Nye dukɔ, si le Zion, megavɔ̃ Asur, si tsɔ ati, be yeaƒo wòe, eye wòkɔ atizɔti dzi ɖe ŋuwò abe Egipte ene la o! 25 Elabena ekpɔtɔ vie ko dziku la nu natso, eye nye dɔmedzoe natrɔ ɖe wo ŋu, ne wòatsrɔ̃ wo. 26 Yehowa Zebaot aɖe atam ɖe wo dzi, abe alesi [f]wòƒo Midian le Oreb-kpe la gbɔ ene, eye eƒe atikplɔ [g]anɔ atsiaƒu dzi, abe alesi wòɖoe ɖe dzi ɖe Egipte ŋu ene. 27 Eye ava me le ɣemaɣi be, eƒe agba aɖe le wò abɔta kple eƒe kɔkuti le wò kɔ, eye kɔkuti la aŋe le amidada ta.

28 Eva dze Ayat dzi, eto Migron, eye wòva gblẽ eƒe nuwo ɖe Mixmas. 29 Woto to dome mɔ, eye wotsi Geba dɔ. Rama dzo nyanyanya, Saul ƒe Gibea de afɔ du me! 30 Galim-nyɔnuvi do boboe; Laisa ƒu to anyi; nublanuitɔ enye Anatot! 31 Madmena si, Gebimtɔwo de afɔ du me! 32 Egbea ke wòadze aʋa ɖe Nob, eye wòanyè eƒe asi ɖe Zion-nyɔnuvi ƒe to, Yerusalem ƒe togbe la ŋu. 33 Kpɔ ɖa, Aƒetɔ, Yehowa Zebaot, atsɔ ŋɔdziɖodo alã atilɔwo, atso esiwo de dzi bobobo, eye kɔkɔtɔwo amũ; 34 woatsɔ lãnu aƒo ave dodowo, eye ŋusẽtɔ la amũ Libanon aƒu anyi.

### Mesia kple eƒe ŋutifafa fiaɖuƒe.

**11.** Eye [l]atilɔ amie tso Isai ƒe atitakpo me, eye dzedze atso eƒe ke me atse ku. 2 Eye Yehowa ƒe [n]gbɔgbɔ, si nye nunya kple gɔmesese ƒe gbɔgbɔ, aɖaŋudede kple ŋusẽ ƒe gbɔgbɔ, sidzedze kple Yehowa vɔvɔ̃ ƒe gbɔgbɔ la, anɔ edzi. 3 Yehowa vɔvɔ̃ ƒe nu anyo eŋu, madrɔ̃ ʋɔnu ɖe nusi eƒe ŋku le kpɔkpɔm la nu o, eye matso afia ɖe nusi eƒe to le sesem la nu o. 4 Adrɔ̃ ʋɔnu na ame dahewo le [p]dzɔdzɔenyenye me, eye wòatso afia na anyigba dzi hiãtɔwo ɖe eteƒe; atsɔ eƒe [b]nu me tikplɔ aƒo ŋutasẽla la, eye wòatsɔ eƒe nu me gbɔgbɔ awu ame vɔ̃ɖi lae. 5 Dzɔdzɔenyenye anye alidziblanu le eƒe ali, eye nyateƒe anye alidziblanu le eƒe aklito. 6 [e]Amegãxi anɔ alẽvi gbɔ, lãkle atsyɔ akɔ ɖe gbɔ̃vi gbɔ, nyivi, dzata kple nyi dami woanɔ wo nɔewo gbɔ, eye ŋutsuvi suea ɖe akplɔ wo. 7 Nyinɔ kple sisiblisinɔ woaɖu gbe, eye wo viwo atsyɔ akɔ ɖe afi ɖeka. Dzata aɖu gbe abe nyi ene. 8 Ɖevi nono aƒe le fli ƒe do nu, eye ɖevi, si ɖi no la, aƒo asi ɖe dakpui ƒe do me. 9 Womawɔ vɔ̃a ɖeke o, eye womahe gbegblẽ ava nye tonyigba kɔkɔe blibo la dzi o; elabena sidzedze Yehowa xɔ [h]anyigba la dzi, abe alesi tsi yɔ atsiaƒu me ene.

### Dukɔ kaka la ƒe ɖeɖe.

10 Eye wòava me le ɣemaɣi be, dukɔwo adi Isai ƒe [i]ke, si nye aflaga li na anyigba dzi dukɔwo la yome, eye eƒe gbɔɖemeƒe anye atsyɔ̃. 11 Eye wòava me le ɣemaɣi be, Aƒetɔ la ado eƒe asi ɖa zi evelia, ne wòaxɔ eƒe dukɔ mamlea, si kpɔtɔ ɖi la, aƒle tso Asur, Egipte, Patros, Kus, Elam, Sinear, Xamat kple atsiaƒu me ƒukpowo dzi. 12 Akɔ aflaga dzi na dukɔwo, eye wòaƒo Israel ƒe amesiwo wonyã de gbe kple Yuda-nyɔnu, siwo wokaka hlẽ la nu ƒu tso anyigba ƒe go eneawo dzi. 13 Efrayim ƒe ŋuʋaʋã nu atso, eye woatsrɔ̃ Yuda ƒe ketɔwo. Efrayim maʋã ŋu Yuda o, eye Yuda maxaxa Efrayim ɖo o.[k] 14 Woadzo ɖe abɔta na Filistitɔwo le ƒu gome, eye woaƒo ƒu aɖaha ɣedzeƒeviwo, woake asi ɖe Edom kple Moab ŋu, eye Amon-viwo aɖo to wo. 15 Yehowa ana Egipte-ƒu la ƒe adɔ̃ namie, eye anyẽ eƒe asi ɖe tɔsisi la dzi le eƒe ya sesẽ me, eye wòamãe ɖe tɔʋu adre me, ale be woanɔ atokota me atsoe. 16 Eye wòanye mɔ tata na eƒe dukɔ ƒe ame mamlea, siwo akpɔtɔ tso Asur, abe alesi wònɔ na [o]Israel, esime wòʋu tso Egipte-nyigba dzi la ene.

### Amesiwo woɖe la, dzi kafukafuha.

**12.** Ɣemaɣi la àgblɔ bena: Mekafu wò, Yehowa, elabena èdo dɔmedzoe ɖe ŋunye, ke wò dɔmedzoe nu fa, eye nève nunye.

[a] Ro. 9, 27.
[b] Tes. II. 2, 8.
[d] 28, 22.
[e] 65, 25.
[f] Ɖɔn. 7, 25.
[g] Mo. II. 14, 26.
[h] Xab. 2, 14.
[i] Ro. 15, 12.
[k] Xez. 37, 22.
[l] 4, 2; 53, 2.
[n] 42, 1; Mat. 12, 18.
[o] Mo. II. 14, 29.
[p] Ps. 72, 4. 12-14.

2 Kpɔ ɖa, Mawu enye nye xɔna-
me, dzi le ʄonye, [a]nyemavɔ̃ o;
elabena nye ŋusẽ kple nye hadzi-
dzi enye [d]Yehowa, ẽ, Yehowa, eye
eya zu nye xɔname! 3 Eye miadu
tsi le [e]xɔname ʄe vudowo me kple
dzidzɔ 4 ahagblɔ le ɣemaɣi be:
[f]Mikafu Yehowa, miyɔ eʄe ŋkɔ,
miɖe eʄe nuwɔwɔwo fia le dukɔ-
wo dome, miɖe gbe ʄãe be, eʄe ŋkɔ
de dzi. 5 Midzi ha na Yehowa,
elabena ewɔ nu klitsuwo; woa-
nya esia le anyigba blibo la dzi.
6 Zion-nɔla, kpɔ dzidzɔ, eye na-
tso aseye, elabena Israel ʄe kɔ-
kɔetɔ la tri akɔ le dowò me.

Nyagblɔɖi le Babel ʄe gbegblẽ to
Mediatɔwo dzi ŋuti.

13. [h]Nya, si Yesaya, Amoz vi la,
kpɔ de Babel ŋu enye si:
2 Mitu aflaga ɖe to ʄeʄle la ta me,
mido ɣli [i]yɔ wo, mimiã asi wo, ne
woage ɖe amegãwo ʄe du la me!
3 Medɔ nye ame kɔkɔewo, meyɔ
nye kalẽtɔwo, nye aseyetsolawo
kple adegbeʄolawo ɖe nye dɔme-
dzoe la ŋu. 4 Miʄu to anyi, zi le ɖi-
ɖim le towo dzi abe dukɔ gedewo tɔ
ene; fiaɖuʄewo kple anyigba dzi
dukɔ, siwo kpe ta la ʄe howɔwɔ le
ɖiɖim. Yehowa Zebaot le aʋakɔ-
wo xlẽm! 5 Wotso anyigba didi
dzi, tso dziʄo ʄe mlɔenu, Yehowa
kple eʄe dziku ʄe dɔwɔnuwo, ne
woagblẽ anyigba blibo la. 6 [n]Mifa
avi, elabena Yehowa ʄe ŋkeke la
tu aʄe, egbɔna abe ŋusẽkatãtɔ ʄe
nugbegblẽ ene. 7 Eyata asiwo
katã ado agblɔ, eye amegbetɔwo
ʄe dziwo katã alólo gbanaa. 8 Dzi-
dzi ʄo wo, nutsoame kple veve
lé wo, eye wole ku lém abe nyɔ-
nu dzivi ene; woʄɔ ŋku ɖe wo
nɔewo dzi gã, eye woʄe mo le
vem hẽ!
9 Kpɔ ɖa, Yehowa ʄe ŋkeke dzi-
ŋɔ la gbɔna, dziku kple dɔme-
dzoe heliheli, ne wòado gbegbe
anyigba la, eye wòatsrɔ̃ nuvɔ̃wɔ-
lawo ɖa le edzi. 10 Elabena dziʄo-
ɣletiviwo kple woʄe [r]avũ kple avũ-
tɔwo mana woʄe kekeli naklẽ o,
ne [t]ɣe dze la, ado vìviti, eye ɣleti
mana eʄe kekeli naɖi o. 11 Matu
xexeame ʄe vɔ̃ɖiwɔwɔ kple ame
vɔ̃ɖiwo ʄe vodada ŋu ʄe na wo,
mana dadalawo ʄe dàda nu natso,
eye mate ŋutasẽlawo ʄe adegbe-

[a] Ps. 56, 5.
[b] Fia. I. 9, 28.
[d] Mo. II. 15, 2.
[e] Zax. 13, 1; Ps. 46, 5.
[f] Kron. I. 16, 8; Ps. 105, 1.
[g] Ps. 137, 8. 9.
[h] Yer. 50; 51.
[i] kp. 17.
[k] kp. 16.
[l] Mo. I. 19, 24. 25.
[n] Yoel 1, 15.
[o] 34, 10–15.
[p] Zax. 1, 17.
[r] Am. 5, 8; Hi. 9, 9.
[s] 49, 22.
[t] Xez. 32, 7; Yoel 2, 10; 3, 4; 4, 15; Mat. 24, 29.

ʄoʄo ɖe to. 12 Mana amegbetɔ
nave abe sika nyuitɔ ene, eye ame
kodzogbea abe [b]Ofir-sika ene. 13
Eyata matsɔ Yehowa Zebaot ʄe
dzikudodo kple eʄe dɔmedzoedo-
gbe ana dziʄo nadzo kpekpekpe,
eye anyigba naʋuʋu le enɔʄe. 14
Ava me na wo abe sãde, si wo-
nyã ɖe nu, kple alẽ, siwo amea
ɖeke mele wo nu o la ene; ame-
siame atu ta eʄe dukɔ gbɔ, eye
amesiame asi ayi eʄe anyigba dzi.
15 Woada nu amesi ke woakpɔ,
eye amesi ke asi tu la, atsi yi
nu; 16 [g]woaxlã wo viwo ɖe nu le
wo ŋku me, woaha woʄe aʄewo,
eye woade asi wo srɔ̃wo ŋu.
17 Kpɔ ɖa, made adã Media-
tɔwo ʄe ta me ɖe wo ŋu, amesiwo
mebua klosalo o, eye sika me-
dzroa wo o; 18 woʄe dawo tea
ɖekakpuiwo, womekpɔa nublanui
na [k]fu nɔdɔmee o, eye woʄe ŋku-
wo mevea ɖeviwo nu o. 19 Ale
wòava me na Babel, si nye fia-
duʄewo ʄe nu vevi kple Kaldea-
tɔwo ʄe adegbeʄoʄo kple atsyɔ̃ la,
abe alesi Mawu trɔ [l]Sodom kple
Gomora bu anyi ene. 20 Woma-
tso aʄe ɖe afima akpɔ o tegbee,
eye wòatsi anyi aʄedoe tso dzi-
dzime yi dzidzime, Arabiatɔwo
matu agbadɔ ɖe afima o, eye lã-
kplɔviwo mana lãwo natsyɔ akɔ
ɖe afima o; 21 gbemelãwo atsyɔ
akɔ ɖe afima, eye favieʋuto ayɔ
woʄe xɔwo me, golowo atso aʄe
ɖe afima, eye azizãwo aɖi adzrɔ
le afima. 22 Gbevũwo axlɔ̃ le
woʄe dziʄoxɔwo me kple amegã-
xiwo le woʄe agbeɖuɖu ʄe fiasã-
wo me. Woʄe ɣeyiɣi [o]tu aʄe, eye
woʄe ŋkeke mahe ɖe megbe o.

Israel ɖeɖe. Dziɖuhadzidzi le Babel-fia ʄe
anyidzedze ŋuti.

14. Elabena Yehowa ave Yakob
nu, eye wòagatia [p]Israel aha-
kplɔ wo aɖo woʄe anyigba dzi,
du bubu me tɔwo akpe ɖe wo ŋu,
eye woaku ɖe Yakob ʄe aʄe la
ŋu. 2 Woakplɔ [s]dukɔwo ayi wo
teʄee, eye woazu Israel ʄe aʄe la
tɔ anye dɔlaŋutsuwo kple dɔla-
nyɔnuwo le Yehowa ʄe anyigba
la dzi; ale woalé amesiwo ɖe
aboyo wo la, eye woaɖu amegã
ɖe woʄe ŋutasẽlawo dzi.
3 Eye ava me le gbesigbe Ye-

howa ana gbɔdzɔe wò tso wò fu-
ḍeḍewo kple hiãkakawo kpakple
dɔ sesẽ, siwo wotsɔ do kluvi wò
me la, 4 be àdo hamelo sia ḍa ḍe
Babel-fia ŋu agblɔ bena: Funya-
funyawɔwɔ nu tso, eye ŋutasesẽ
wu enu! 5 Yehowa ŋe ame vɔ̃-
ḍiwo ƒe ati, dziḍulawo ƒe atikplɔ,
6 si ƒo dukɔwo le dziku me atraḍi,
si te anyigba dzi dukɔwo ḍe anyi
le dɔmedzoe me heti wo yome ma-
dzudzɔmadzudzɔe la. 7 Anyigba
blibo la [b]gbɔ ḍe eme bɔkɔɔ, wode
asi aseyetsotso me. 8 Sesewuwo
kple Libanon ƒe sedertiwo le dzi-
dzɔ kpɔm ḍe ŋuwò be: Esime nè-
mlɔ anyi kpaa la, mía lãlawo me-
gaho ḍe mía ŋu kpɔ o.[d] 9 Tsieƒe
le to me ʋĩ dzo nyanyanya le ŋku-
wò me, le esi nèva do goe la ta;
enyɔ ŋɔli, siwo nye anyigba dzi
ŋusẽtɔwo katã le ŋkuwò me, ena
dukɔwo ƒe fiawo katã tso le woƒe
fiazikpuiwo dzi. 10 Wo katã woxɔ
dzi gblɔ na wò bena: Wò hã ègbɔ-
dzɔ abe míawo ke ene, èzu abe
míawo ene. 11 Wò atsyɔ̃ kple wò
saŋkuwo ƒe ḍiḍi [e]yi tsieƒe, wo-
tsɔ nyẽwo ḍo aba na wò, eye ŋɔ-
wo tsyɔ dziwò. 12 Wò ŋukeɣleti-
vi, agudzevi, ale nège tso dziƒo
enye si! Wò, amesi te dukɔwo
ḍe anyi, woƒo wò ƒu anyigba! 13
Egblɔ le wò dzi me be: Malia
dziƒo, mali nye fiazikpui ḍe Ma-
wu ƒe ɣletiviwo ta me, eye ma-
bɔbɔ nɔ takpeto la dzi le anyiehe
kekeake; 14 malia alilikpowo ta
me, eye mía kple dziƒoʋitɔ la mía-
nɔ tasɔsɔ me.[h] 15 Ke woatutu wò
aƒu tsieƒe, ḍe aʋli dobluko tsiḍi-
tsiḍi la me. 16 Amesiwo kpɔ wò
la, aḍe ŋku ḍe wò, agaḍe ŋku ḍe
wò ʋuu agblɔ bena: Ɖutsu, si na
anyigba dzo nyanyanya, eye wò-
ʋuʋu fiaduƒewo la, nye esia?
17 Amesi wɔ xexeame wòzu gbe-
gbe, gbã eƒe duwo ƒu anyi, eye
meḍe asi le eƒe aboyomewo ŋu
ḍo ḍe aƒe o la, nye esia? 18 Anyi-
gba dzi dukɔwo ƒe fiawo katã la,
wo katã womlɔ anyi le bubu me,
wo dometɔ ḍesiaḍe ḍe eƒe ḍiƒe.
19 Ke wotsɔ wò ya ƒu gbe tso wò
yɔdo gbɔ, abe atilɔ, si wotsɔ ƒu
gbe, kple lã kuku, si wofanya kple
afɔ la ene, eye ame tsiaʋa, siwo
woda yii, eye woyi agu me kpewo
gbɔ la, tsyɔ dziwò.[l] 20 Màsɔ kple

[a] Mo. II. 20, 5.
[b] Xab. 2, 20.
[d] 37, 24.
[e] Xez. 32, 18. 19.
[f] Kron. II. 28, 27.
[g] Yer. 47.
[h] Xez. 28, 14.
[i] kpɔ Yer. 48.
[k] Zef. 2, 8–11.
[l] 34, 3; Yer. 22, 19.

woamawo le yɔ me o; elabena
ègblẽ wò anyigba, eye néwu wò
dukɔ. Womayɔ ame vɔ̃ḍiwo ƒe
viwo ŋkɔ akpɔ o tegbee. 21 Mi-
dzra [a]wuƒe ḍo hena viawo le wo
fofowo ƒe vodada ta. Womega-
tso, ne woaxɔ anyigba la, eye
woatsɔ anyiglãgowo ayɔ xexea-
me o. 22 Eyata Yehowa Zebaot
be: Matso ḍe wo ŋu, Yehowa Ze-
baot be: Matsrɔ̃ ŋkɔ kple ame
susɔeawo, viwo kple dzidzimevi-
wo ḍa le Babel ŋu. 23 Yehowa
Zebaot be: Matsɔe awɔ hlɔ̃made-
wo nɔƒe kple simee, eye matsɔ
tsɔtsrɔ̃ ƒe abaya akplɔe.

Filistitɔwo kple Asiriatɔwo ƒe gbegblẽ.

24 Yehowa Zebaot ka atam be:
Alesi mebu ḍe ta me la, nenema
wòanɔ, eye alesi meḍo la, nene-
ma wòava mee: 25 Magbã Asur
le nye anyigba dzi, eye mafanyae
kple afɔ ḍe nye towo dzi, eƒe kɔ-
kuti aḍe ḍa le wo ŋu, eye eƒe
agba adzo ḍa le woƒe kɔʋu me.
26 Esia nye ta me, si woḍo ḍe
anyigba blibo la ŋu, eye esia nye
alɔ, si wodo ḍe dzi ḍe dukɔwo
katã ŋu. 27 Elabena ne Yehowa
Zebaot ḍo nu ḍe ta me la, ameka
agblẽ eme, eye ne edo eƒe alɔ ḍe
dzi la, ameka agbugbɔe?
28 Gbe, siwo va le ƒe, si me
[f]fia Axaz ku la, wonye esi: 29
[g]Filisti-nyigba blibo la, meganɔ
dzidzɔ kpɔm le esi ati, si ƒo wò
la ŋe ta o! Elabena ƒli ado tso
da ƒe ke me, eye eƒe kutsetse
anye da toaʋala. 30 Ame dahewo
ƒe ame dahewo aḍu nu, eye hiã-
tɔwo anɔ anyi bɔkɔɔ, ke matsɔ dɔ-
wuame awu wò ke, eye matsrɔ̃
wò ame susɔeawo. 31 Agbo, fa
avi; ḍu, do ɣli: Filisti-nyigba blibo
la, lólo gbanaa! Elabena dzudzɔ
tso anyiehe gbɔna, eye amea ḍeke
metsi megbe le eƒe aʋawɔlawo
dome o. 32 Eye aleke woahaḍo
eŋu na dukɔwo ƒe ame dɔdɔwo
ma? Yehowa tso Zion, eye eyae
eƒe dukɔ ƒe hiãtɔwo asi atso.

Nyagblɔḍi le Moab ŋuti.

15. [i]Nya ḍe [k]Moab ŋu: Vavãe,
woaha Ar-Moab le zã, eye
woatsrɔ̃e! Vavãe, woaha Kir-Moab
le zã, eye woatsrɔ̃e! 2 Dibon-
nyɔnuvi yi nuxeƒe avi fa ge, Moab
le konyi fam le Nebo kple Medeba

ta me, wo katã wolũ [a]ta kokoe, eye
wolũ gewo katã. 3 Wosa akpa-
nya ɖe ali le eƒe kpɔdomewo,
amesiame le konyi fam le eƒe
[b]xɔtawo kple ablɔwo me, eye aɖa-
tsi le dodom yoyoyo. 4 Xesbon
kple Eleale le boboe dom, eye
wose woƒe ɣli le Yahaz ke. Eyata
Moab ƒe aʋawɔlawo do ɣli, eye
eƒe luʋɔ dzo kpekpekpe. 5 [e]Nye
dzi le nu xam ɖe Moab ŋu, eya,
si ƒe amewo si de Zoar kple Eglat
etɔ̃lia ke; elabena wole avi fam
le Luxit-to dzi mɔ la dzi; elabena
konyifaɣli le ɖiɖim le wo ŋu le
Xoronayim-mɔta. 6 Elabena Nim-
rim ƒe tsiwo azu tagba, gbe aƒu,
gbe fẽ aku, eye aŋgba manɔ anyi
o. 7 Eyata woatsɔ woƒe kesinɔnu,
siwo woƒo ƒu, kple nusiwo wodzra-
ɖo la, ato amutitɔʋu la dzi ayi.
8 Elabena konyifaɣli kpe Moab ƒe
liƒo ɖo, eƒe avifafa de Eglayim ke,
eƒe avifafa de Beer-Elim ke! 9
Elabena ʋu yɔ Dimon ƒe tɔwo
me fũ; elabena magahe dzɔgbe-
vɔ̃e ava Dimon dzi, eye makplɔ
dzata ade Moab ƒe ame sisiwo kple
amesiwo kpɔtɔ ɖe anyigba la dzi.

Nyagblɔɖi le Moab ŋuti dziyiyi.

16. Miɖo anyigbadziɖula ƒe [i]alẽ-
viwo ɖa tso [k]Sela to gbegbe
ɖe Zion-nyɔnuvi ƒe to la gbɔ!
2 Moab-nyɔnuviwo anɔ abe xevi,
si wonyã le atɔ me wòsi ene le
Arnon ƒe tɔtsoƒe. 3 De aɖaŋu,
drɔ̃ ʋɔnu, na wò vɔvɔli nanɔ abe
zã ene le ŋdɔkutsu dzatsa! Ɣla
amesiwo wonyã de gbe, eye me-
gaɖe ame sisiwo gɔme ɖe go o!
4 Na Moab ƒe amesiwo wonyã de
gbe la, nanɔ gbɔwò, eye nanye
sitsoƒe na wo tso nugblẽla si me,
vaseɖe esime ŋutasesẽ nu natso,
tsɔtsrɔ̃ nawu enu, eye amefanyala
nate ɖa le anyigba dzi! 5 Eye
woatsɔ amenuveve ali ke fiazi-
kpuia ɖe, eye ʋɔnudrɔ̃laa ɖe anɔ
edzi le Dawid ƒe agbadɔ me ɖi-
kaa, amesi dia nya dzɔdzɔe yome,
eye wòsea dzɔdzɔenyenye me.
6 Míese Moab ƒe dàda, alesi wòle
asi tɔm akɔe vevie, eƒe dàda, eƒe
dziku kple eƒe nu kpoloe ƒoƒo ɖe
ya me. 7 Eyata Moab afa avi ɖe
Moab ŋu, eye wo katã woawu avi;
miafa konyi ɖe Kir-Xareset ƒe
weintsetse ŋu, eye nu ate mia ŋu.

[a] Xez. 7, 18.
[b] 22, 1.
[d] 15, 5.
[e] 16, 9–11.
[f] Yer. 4, 19; Am. 2, 2.
[g] kp. 9.
[h] 21, 16.
[i] Fia. II. 3, 4.
[k] Fia. II. 14, 7.
[l] Yer. 49, 23; Am. 1, 3.
[n] 7, 1. 8.

8 Elabena Xesbon-gblewo yrɔ,
Sibma ƒe weinka, si ƒe tsetse nyui-
tɔwo ƒo dukɔwo ƒe amegãwo ƒu
anyi, eye wode Yaezer ke heva
bu ɖe gbegbe, eƒe alɔwo vu gbɔ
atsiaƒu ta! 9 Eyata [d]mafa avi, abe
alesi Yaezer le avi fam ɖe Sib-
ma ƒe weinka ŋu ene, Xesbon kple
Eleale, mafa nye aɖatsi ɖe mia
dzi, le esi [f]aʋaɣli dze miaƒe ku-
tsetsegbeɣi kple nuŋeɣi me la
ŋuti. 10 Dzidzɔ kple vivisese nu
tso le abɔwo me, eye womegale
aseye tsom le dzidzɔ kpɔm le wein-
gblewo me o; womegafiãa wein
le weinfiãnu me o, eye metsi dzi-
dzɔɣli nu. 11 Eyata nye dɔkavi
le gbe ɖem ɖe Moab ŋu abe ka-
saŋku ene kple nye dɔme ɖe Kir-
Xeres ŋu.[g] 12 Eye wòava me, ne
Moab do ɖe nuxeƒe hele dagba-
dagbam, eye wòva eƒe kɔkɔeƒe,
ne wòado gbe ɖa la, mate ŋui o.
13 Esia nye nya, si Yehowa gblɔ
ɖe Moab ŋu tsã. 14 Azɔ la Ye-
howa gblɔ be: Le ƒe etɔ̃ me tu-
tutu abe [h]agbatedɔwɔla ƒe ƒe ene
la, maɖi gbɔ Moab ƒe ŋusẽ hekpe
ɖe eƒe ameha gbogboawo ŋu, eye
susɔea anɔ ʋee, manɔ nemi me
hã o.

Nyagblɔɖi le Damasko ŋuti.

17. Nya ɖe [l]Damasko ŋu: Kpɔ
ɖa, woaɖe Damasko ɖa ma-
ganye du azɔ o, eye wòatrɔ zu
anyiglãgo. 2 Woagblẽ Aroer ƒe
duwo ɖi woazu lãhawo tɔ, woa-
tsyɔ akɔ anyi ɖe afima, eye amea
ɖeke mado voɖi na wo o. 3 Efra-
yim ƒe mɔ̃ kple [n]Damasko ƒe fia-
duƒe nu ayi, eye Aram ƒe ame
susɔeawo ƒe ŋusẽ anɔ abe Israel-
viwo tɔ ene, Yehowa Zebaot ye
gblɔe! 4 Ava me le ɣemaɣi be,
Yakob ƒe ŋusẽ ado agblɔ, eye
ami ano le eƒe lã me. 5 Anɔ abe
alesi nuŋela léa ahɔ̃liti, eye eƒe
asi ŋea bliwo ene, eye anɔ abe
alesi woƒɔa bli dzɔdzɔe le Refaim-
bali me ene. 6 Kutsetse akpɔtɔ
ɖe edzi hena nu dzɔdzɔe fɔlawo,
abe alesi wogbea amitii ene, ku-
tsetse eve alo etɔ̃ tsia eƒe ɖo mee,
wo ame ene alo atɔ̃ nɔa ati tseku
la ƒe alɔwo me, Yehowa Israel ƒe
Mawu la gblɔe. 7 Le ɣemaɣi la
amegbetɔ atrɔ kɔ ɖe ewɔla ŋu,
eye eƒe ŋkuwo akpɔ Israel ƒe kɔ-

kɔetɔ la dzi ɖa; 8 eye matrɔ kɔ
ɖe vɔsamlekpui, siwo nye eƒe asi-
nudɔwɔwɔwo la ŋu o, eye maɖe
ŋku ɖe Asera kple ɣelegba, siwo
eya ŋutɔ ƒe asi wɔ la o. 9 Ye-
maɣi la woƒe du sesẽwo azu gbe-
gbe, abe Xiwitɔwo kple Amori-
tɔwo ƒe afedo, siwo wogblẽ ɖi
hesi le Israel-viwo nu la ene.
10 Elabena èŋlɔ wò xɔxɔ ƒe Ma-
wu la be, eye mèɖo ŋu wò sitsoƒe
ƒe [a]agakpe la o; eyata nèɖe agble
nyowo, eye nèɖo du bubu me tɔwo
ƒe weinka ɖe wo me. 11 Gbesi-
gbe nèɖoe la, ètɔ kpɔ ɖe eŋu, eye
esi ŋu ke la, èna wò nukuawo ƒo
se, ke nuŋeɣi la ɒu ya le fukpe-
gbe kple veve heliheli segbe.

Nyagbloɖi le Israel ŋuti.

12 Alele, dukɔ geɖewo ƒe gbe-
ɖeɖe, wole gbe ɖem abe atsiaƒu
ƒe gbeɖeɖe ene! Dukɔwo ƒe ho-
wɔwɔ, wole ho wɔm abe tsi sesẽ-
wo ƒe howɔwɔ ene! 13 Dukɔwo
le ho wɔm abe tsi geɖewo ƒe
howɔwɔ ene, ke eblu ɖe wo ta,
eye wosi yi adzɔgedzɔgee, woɖe
wo ɖe nu abe gbe ƒuƒu le ya nu
le towo dzi kple yali le ahom nu
ene. 14 [c]Ɖɔdzi li le fiẽnyi, eye
hafi ŋu nava ke la, womegali o.
Esia nye amesiwo da adzo mí la
ƒe gome kple mía halawo ƒe dzi-
dzenu.

Ame yibɔwo ɖenyigba tsɔ bubu na Mawu.

18. Baba na anyigba, si le aɒala
fom kpakpakpa le Kus ƒe
tɔsisiwo ƒe go keme, 2 anyigba,
si dɔ amewo ɖo ɖe atsiaƒu dzi,
eye wole aƒlaɒuwo me to tɔwo
dzi! Mi dɔla ɖablɛwo, miyi du-
kɔ, si dzɔ atsu ƒlalu, eye eŋu zrɔ̃
dredredre la gbɔ, dukɔ, si wovɔ̃na
dea didiƒe ke, dukɔ, si klitsu, eye
wònyãa avuzi le ame dzi, dukɔ,
si ƒe anyigba me tɔsisiwo to yi.
3 Mi xexea me nɔlawo katã kple
anyigbadzitɔwo, ne wotu aflaga
ɖe towo dzi la, miakpɔe, eye ne
woku kpẽ la, miasee! 4 Elabena
ale Yehowa gblɔ nam enye si:
Manɔ nɔnyeƒe kpoo anɔ ekpɔm, ne
ŋdɔkutsu le vevem heliheli, ne
alilikpowo le zãmu dzam le nu-
ŋeɣi ƒe dzoxɔxɔ me. 5 Elabena
hafi nuŋeɣi naɖo, ne seƒoƒowo nu
yi, eye weintsetse gbogbowo zu
ɖiɖiawo la, atsɔ hɛ gobɛ alã kaa-

[a] Mo. V. 32, 15. 18.
[b] Ps. 68, 30. 32.
[d] Yer. 46; Xez. 29; 30.
[c] 37, 36.

wo, afli alɔawo ɖa, eye wòaŋe wo.
6 Woagblẽ wo katã ɖi na to dzi xe
ƒonuwo kple anyigba dzi lãwo; xe
ƒonuwo anɔ wo dzi le dzomeŋɔli,
eye anyigba dzi lãwo katã anɔ wo
dzi le vuvɔŋɔli. 7 Ɣemaɣi la du-
kɔ, si dzɔ atsu ƒlalu, eye eŋu zrɔ̃
dredredre, dukɔ, si wovɔ̃na le dea
didiƒe ke, dukɔ, si klitsu, eye wò-
nyãa avuzi le ame dzi, dukɔ, si
ƒe anyigba me tɔsisiwo to yi la,
ahe [b]nunanawo vɛ na Yehowa Ze-
baot, ayi Yehowa Zebaot ƒe ŋkɔ
ƒe nɔƒe, ayi Zion-to la gbɔ.

Nyagbloɖi le Egipte ŋuti.

19. Nya ɖe [d]Egipte ŋu: Kpɔ ɖa,
Yehowa do alilikpo ɖidu gbɔ-
na ɖe Egipte: Egipte legbawo dzo
nyanyanya le eŋku me, eye dzi
lólo ɖe dɔ me na Egipte. 2 Eye
madɔ avu na Egipte kple Egipte,
nɔvi kple nɔvi, havi kple havi, du
kple du, fiaɖuƒe kple fiaɖuƒe, ne
woawɔ aɒa kple wo nɔewo. 3
Maɖe gbɔgbɔ le Egipte me keŋ-
keŋ, eye magblẽ eƒe tameɖoɖo
me, eye woabia nu legbawo, dzo-
tɔwo, ŋɔliyɔlawo kple afakalawo.
4 Matsɔ Egipte ade asi na amegã
sesẽa ɖe, eye fia sẽŋuta aɖu wo
dzi, Afetɔ, Yehowa Zebaot, ye
gblɔe! 5 Tsi ano le atsiaƒu me,
eye tɔsisi la amie aƒu kplakpla-
kpla. 6 Tɔsisiwo aɒẽ kũ, Egipte
tɔɒuwo nu atso ahamie, eye aƒla
kple ava ayrɔ. 7 Gbeteƒe, siwo
le Nil to, le Nil ƒe azizã nu kple
nudodowo katã aƒu kplakplakpla,
woaɖo ƒuƒu ɖe wo, eye woma-
ganɔ anyi o. 8 Tɔƒodelawo le
nu xam, amesiwo katã doa ƒu le
Nil me la, wole konyi fam, eye
nu te amesiwo kplɔa ɖɔ le tɔwo
me la ŋu. 9 Ɖukpe lé amesiwo
trea anazi kple amesiwo lɔ̃a akla-
la. 10 Wogbã eƒe agunusɔtiwo,
eye agbatéɗɔwɔlawo katã le nu
xam. 11 Bometsilawo ɖeɖe sɔŋ
nye Zoan-amegãwo, Farao ƒe ada-
ŋudela nyanuwo; wodo lã woƒe
adaŋudeɖe. Aleke miagblɔ na
Farao be: Nunyalawo ƒe vi me-
nye, blemafiawo ƒe vi menye? 12
Afika wò nunyalawo le, ne woatoe
na wò, eye woadze si nusi Ye-
howa Zebaot ɖo ɖe Egipte ŋu? 13
Zoan-amegãwo zu bometsilawo,
Nof-amegãwo flu wo ɖokui, ame-

siwo nye woƒe ƒomeawo ƒe dzo-
goekpewo na Egipte le nagbana-
gba kum. 14 Yehowa de [a]ŋuzitsɔa-
me ƒe gbɔgbɔ wo me, ne woaflu
Egipte le eƒe nuwɔwɔwo katã me,
abe alesi ahamula nɔa ya mum
le eƒe xeɖeɖe me ene. 15 Ale nu-
wɔwɔa ɖeke mele Egipte, si [d]ta
kple asike, deʋaya kple keti nayi
wɔwɔ ge o.

**Egipte ƒe ɖekawɔwɔ kple Asur kpakple Israel hena gbedodoɖa na Mawu vavã.**

16 Ɣemaɣi la Egiptetɔwo anɔ
abe nyɔnuwo ene, ŋɔ adzi wo,
eye woadzo nyanyanya le Yeho-
wa Zebaot ƒe asi, si wònyẽ ɖe
wo ŋu la ŋuti. 17 Yuda-nyigba
azu ŋɔdzi na Egipte, eye ne woyɔ
eŋkɔ le egbɔ la, adzo nyanyanya
le Yehowa ƒe ta me, si wòɖo ɖe
eŋu la ta. 18 Le ɣemaɣi la du
atɔ̃ anɔ Egipte-nyigba dzi, siwo
agblɔ Kanaan-gbe, woaka [e]atam
na Yehowa Zebaot, eye woayɔ wo
dometɔ ɖeka be dzɔdzɔenyenye-
du. 19 Ɣemaɣi la vɔsamlekpui
anɔ Egipte-nyigba titina na Ye-
howa, eye dzesikpe anɔ eƒe liƒo
dzi na Yehowa, 20 si anye dzesi
kple ɖaseɖiɖi na Yehowa Zebaot
le Egipte-nyigba dzi, eye ne wo-
do ɣli na Yehowa le woƒe ketɔ-
wo ta la, aɖo xɔnametɔ ɖe wo,
amesi awɔ aʋa aɖe wo. 21 Yeho-
wa aɖe eɖokui afia Egiptetɔwo,
eye Egiptetɔwo adze si Yehowa
ɣemaɣi, woatsɔ akpedavɔsa kple
nuɖuvɔsa asubɔe, woaɖe adzɔ-
gbe na Yehowa, eye woawɔ edzi.
22 Yehowa aƒo Egiptetɔwo, eye
wòagahaya wo; elabena ne wotrɔ
ɖe eŋu la, ase woƒe kukuɖeɖe,
eye wòahaya wo. 23 Ɣemaɣi la
mɔ tata atso Egipte ayi Asur;
Asur ava Egipte, eye Egipte ayi
Asur, eye Egipte kple Asur siaa
woasubɔe. 24 Ɣemaɣi la Israel
anye etɔ̃lia akpe ɖe Egipte kple
Asur ŋu ahanye yayra anɔ anyi-
gba titina, 25 eye Yehowa Zebaot
ayrae agblɔ bena: Woayra wò,
nye dukɔ Egipte kple nye asi-
nuɖɔwɔwɔ Asur kpakple nye do-
menyinu Israel![g]

**Nyagblɔɖi le Asurtɔwo ƒe Egiptetɔwo kple ame yibɔwo denyigba dziɖuɖu ŋuti.**

20. Le ƒe, si me [i]Tartan va As-
dod, esime Asur-fia Sargon
dɔe ɖa, eye wòwɔ aʋa kple As-
dod hexɔe la, 2 ɣemaɣi Yehowa
ƒo nu to Yesaya, Amoz vi la dzi
bena: Yi natu akpanya le ali, eye
naɖe atokotawo le wò afɔ. Tete
wòwɔ nenema, eye wòɖe ama le
afɔ ƒuƒlu le yiyim.[b] 3 Eye Ye-
howa gblɔ bena: Alesi nye dɔla
Yesaya ɖe ama le afɔ ƒuƒlu le
yiyim ƒe etɔ̃ sɔŋ la, dzesi kple
kpɔɖeŋu wònye na Egipte kple
Kus, 4 nenema Asur-fia akplɔ
Egipte ƒe aboyomewo kple Kus
ƒe amesiwo wonyã ɖe gbe la
ayii, ɖekakpuiwo kple amegã ɖeɖi-
wo, woaɖe ama, anɔ afɔ ƒuƒlu,
eye woƒe agɔnu atsi ƒeƒle; ŋu-
kpe wònye na Egipte. 5 Eye dzi-
ka atso wo ƒo, eye ŋu akpe wo
ɖe Kus, si ŋu wole ŋu ɖom ɖo
kple Egipte, si ta wole adegbe
ƒom ɖo la ŋuti. 6 Eye ƒuta sia
nɔlawo agblɔ le ɣemaɣi bena:
Kpɔ ɖa, ale wòzu na amesiwo ŋu
míele ŋu ɖom ɖo la enye si, ame-
siwo míesi yi ɖaɖo, be woaɖe mí
tso Asur-fia si me. Aleke míawo
míawɔ asi?

**Nyagblɔɖi le Babel ŋuti.**

21. Nya ɖe atsiaƒutagba ŋu:
Egbɔna tso anyigba dziŋɔ dzi
abe ahom le dziehe, si le tutum tso
gbe dzi ene.[f] 2 Ŋutega seséa ɖe
woɖe fiam be: Amegɔmezɔla, zɔ
ame gɔme; adzoblasu, ha nu!
Elam, ho va; Media, ɖe to ɖe ŋu!
Matsi eƒe hũɖeɖewo katã nu. 3
Eyata nye ali tsom, eye veve ƒo
ɖe dzinye abe nyɔnu dzivi ƒe ve-
vesese ene. Nye ta me tɔtɔ, ale
be nyemele nu sem o, eye dzi-
dzi ƒom, ale be nyemele nu kpɔm
o. 4 Nye dzi le ya mum saga-
saga, dzidziƒoame ble ƒu lã me
nam, wona fiẽ, si ŋu mele ŋu ɖom
ɖo la, zu ŋɔdzi nam. 5 Miɖo
kplɔ̃, eye mikeke kuntruwo, miɖu
nu, mino nu! Mi amegãwo, mitso,
ne miasi ami na akpoxɔnu! 6 Ela-
bena ale Aƒetɔ la gblɔ nam enye
si: Yi naɖo gbetakpɔ la, ne wòa-
to nusi wòkpɔ. 7 Eye ne ekpɔ
sɔdolawo ƒe ha le eveve, tedzi-
dolawo kple kposɔdolawo la, wòa-
ƒu to anyi vevie, 8 ahaɖe gbe
abe dzata ene be: Aƒetɔ, [h]metsi
tre ɖe nye dzɔƒe la ɖaa le ŋkeke
me, eye metsi dzɔƒe la le zã blibo

[a] 29, 10; Fia. I. 22, 21.
[b] Xez. 24, 24.
[d] 9, 13.
[e] 65, 16; Yer. 12, 16.
[f] 13; 14.
[g] Ro. 15, 10.
[h] Xab. 2, 1.
[i] Fia. II. 18, 17.

la me, 9 tete ŋutsu sɔdolawo gbɔ- a Fia. I. 7, 2.
na hele [b]gbɔgblɔm be: Babel mũ, b Nyad. 18, 2.
emũ, eye wogbã eƒe legbawo katã
ƒu anyi. 10 Nye amesiwo wogbã d 7, 3.
gudugudu, nye lugbɔƒeviwo, nya,
si mese tso Yehowa Zebaot, Is- e Yer. 33, 4.
rael ƒe Mawu la gbɔ la, meto
na mi.

Nyagblɔɖi ɖe Edom ŋuti.

11 Nya ɖe [f]Duma ŋu: Woyɔm f Yer. 49, 7.
tso [g]Seir be: Dzɔla, zã gbɔ tsɔa? g Mo. V. 2, 5.
Dzɔla, zã gbɔ tsɔa? 12 Dzɔla be:
Ŋkeke kple zã sia gbɔna, ne mie-
be, yewoabia la, migava ne miabia!

Nyagblɔɖi ɖe Arabia ŋu.

13 Nya ɖe Arabia ŋu: Mi De-
dantɔwo ƒe asihawo, mitsi ave me
dɔ le Arabia! 14 Mi Tema-nyi- h Kor. I. 15, 32.
gbadzitɔwo, mitsɔ tsi yi ɖakpe
ame tsikɔwuwo, mitsɔ nuɖuɖu
ɖakpe ame sisiwoe! 15 Elabena
yi nu wosi le; yi, si wodi, kple
da, si me wovu, kpakple aʋa ƒe
nyanyrã nu wosi le. 16 Elabena
ale Aƒetɔ la gblɔ nam enye si:
Le ƒe ɖeka me tututu abe [i]agba- i 16, 14.
tedɔwɔla ƒe ƒe ene la Kedar ƒe
ŋusẽwo katã nu ayi, 17 eye Ke- k 36, 3.
dar-viwo ƒe aʋawɔlawo ƒe dati
susɔeawo ƒe xexlẽme azu ʋee;
elabena Yehowa, Israel ƒe Mawu
la, ye gblɔe!

Woaɖe to ɖe Yerusalem ŋuti.

22. Nya ɖe ŋutegabalime la ŋu:
Nya ka dzɔ, be mi katã
mieɖe [l]xɔta? 2 Wò, howɔwɔ kple l 15, 3.
ʋunyaʋunya ƒe du; wò, mɔ̃ tso-
aseye! Wò ame kukuwo la, menye
yi woɖa wo o, eye menye aʋa
me wotsi o; 3 wò tatɔwo katã si,
wobla wo ɖa matsɔmatsɔe, woɖe
ga wò amewo katã, esi wosi yi
ɖiɖiƒe ke hã. 4 Eyata mebe:
Miɖe kɔ ɖa le ŋunye, ne mafa
avi vevie, migaƒo du ɖe nunye,
be yewoafa akɔ nam le nye dukɔ
ƒe vinyɔnu tsɔtsrɔ̃ la ŋuti o. 5 n 36, 3.
Elabena Aƒetɔ, Yehowa Zebaot,
he ʋunyaʋunya, tsɔtsrɔ̃ kple tɔ-
tɔ ƒe ŋkeke va ŋutegabali la me;
wowlu gliwo te, eye ɣlikpɛ ɖi ɖo
ɖe to la gbɔ. 6 Elam kpla daku,
eye tasiaɖam, siwo ame yɔ, kple o Nyad. 3, 7.
sɔdolawo kpe ɖe eŋu; Kir klo nu
le akpoxɔnu ŋu. 7 Ale tasiaɖam-
wo yɔ wò bali nyuitɔwo me, eye
sɔdolawo dze aʋa ɖe wò agbowo
ŋu. 8 Eklo avɔ le Yuda dzi, eye
nètsa ŋu na [a]avexɔ ƒe aʋawɔnu-
wo gbemagbe. 9 Miekpɔ be, Da-
wid ƒe du la ƒe gbagbãƒewo sɔ
gbɔ, eye mieƒo [d]anyigbeta ƒe tsi-
wo nu ƒu; 10 miexlẽ Yerusalem-
xɔwo, eye miegbã [e]xɔawo, be mia-
tsɔ ali ke gliawoe. 11 Eye mieɖe
tsiʋe ɖe gli eveawo dome na ta
xoxo la me tsiwo; ke mietrɔ kɔ
ɖe amesi wɔe la ŋu o, eye mielé
ŋku ɖe amesi wɔe tso gbaɖegbe
ke la ŋu o. 12 Xemaɣi la Aƒetɔ,
Yehowa Zebaot, yɔ ame hena avi-
fafa, konyifafa, taluũ kple akpa-
nyatata; 13 ke agbeɖuɖu kple
dzidzɔkpɔkpɔ li: wole nyi wum,
wole alẽ tsom, wole lã ɖum, eye
wole wein nom! Mina [h]míaɖu nu,
eye míano nu, elabena etsɔ míele
kuku ge! 14 Ke Yehowa Zebaot
gblɔ ɖe to me nam be: Womatsɔ
vodada sia ake mi akpɔ o, vaseɖe
esime miaku! Aƒetɔ, Yehowa Ze-
baot, ye gblɔe!

Woagblẽ Sebna.

15 Ale Aƒetɔ, Yehowa Zebaot,
gblɔ esi: Tso, nayi nuwo dzikpɔla
[k]Sebna, amesi le aƒea nu la gbɔ.
16 Nukae le asiwò le afi, eye
amekae li na wò le afi, hafi nèɖe
yɔdo na ɖokuiwò ɖe afi, èɖe yɔdo
ɖe kɔkɔƒe, eye nèwɔ nɔƒe na ɖo-
kuiwò ɖe agakpe me? 17 Kpɔ ɖa,
Yehowa aɖa wò ɖa, abe alesi ŋu-
tsu ɖaa nu ɖae ene, eye wòavà
wò goŋgoŋ, 18 eye wòaŋlɔ wò
kotikoti abe nu mligoe ene aɖo
ɖe anyigba, si keke le goawo
kple eve me la dzi. Afima naku
ɖo, eye afima wò tasiaɖam nyuia-
wo atsi, wò, amesi nye wò aƒetɔ
ƒe aƒe ƒe ŋukpe la! 19 Maɖe wò
le wò ɖɔ nu, eye matutu wò ɖa
le nɔwòƒe.

Woaɖo Elyakim ɖe dzi.

20 Eye wòava me le ɣemaɣi be,
mayɔ nye dɔla [n]Elyakim, Xilkiya
vi, 21 maɖo wò awu nɛ, eye ma-
tsɔ wò alidziblanu abla ali dzi
nɛ, matsɔ wò dziɖuɖu aɖe asi nɛ,
eye wòanye fofo na Yerusalem-
tɔwo kple Yuda ƒe aƒe la. 22
Matsɔ Dawid ƒe aƒe la ƒe safui
aɖo abɔta nɛ, [o]aʋui, eye amea
ɖeke maɖoe o; aɖoe, eye amea
ɖeke maʋui o! 23 Maƒoe ɖe teƒe
sesẽ abe tsyoti ene, eye wòazu
bubufiazikpui na fofoa ƒe aƒe. 24
Eye fofoa ƒe aƒe hahoo blibo la

aku ḍe eŋu, viwo kple tɔgbuiyɔ-
viwo kple nu kpotoekpotoewo
katã, tso agbanuwo dzi vaseḍe
goenuwo katã dzi. 25 Yehowa
Zebaot be: Le ɣemaɣi la tsyoti,
si wofo ḍe tefe sesẽ la, agli, aŋe,
age adze anyi, eye agba, si le
eŋu la, akaka gbẽ; elabena Ye-
howa ye gblɔe!

Wogbã Tiro gagbugbɔe tu hena Mawu fe bubu.

23. Nya ḍe [a]Tiro ŋu: Mi Tar-
sis-ʋukulawo, mifa avi, ela-
bena etsrɔ̃, afea ḍeke megali o,
eye tɔtrɔgbɔ megali o! Wosee
le Kititɔwo fe anyigba dzi. 2 Mi
futatɔwo, Zidon-sitsalawo, ame-
siwo toa atsiafu dzi, eye woyɔa
dua me taŋ la, miafe nu netsi te!
3 Wotsɔ Sixor fe nukuwo kple
Nil fe agblemenuwo va me, eye
wózu dukɔwo fe asiḍife. 4 Zi-
don, ŋu nekpe wò, elabena atsia-
fu, atsiafu fe mɔ̃ sesẽ gblɔ be:
Fu meḍum o, nyemedzi vi o, eye
nyemenyi ḍekakpuiwo kple ḍetu-
gbiwo wotsi o. 5 Ne nya la de
Egipte la, woadzo nyanyanya le
Tiro fe nya la ta. 6 Miyi Tarsis,
mifa avi, mi futatɔwo! 7 Miafe
dzidzɔdu, si dzɔ tso blema ke la,
nye esia? Wofe afɔwo kɔe yi di-
dife, ne wóadanye amedzro le afi-
ma. 8 Amekae ḍo esia ḍe Tiro,
si ḍɔa fiakuku na ame la ŋu?
Efe [b]asitsalawo nye amegãwo,
eye efe nudzralawo nye ame ŋku-
tawo le anyigba dzi. 9 Yehowa
Zebaot ḍoe ḍe ta me be, yeaḍi
gbɔ atsyɔ̃ḍoḍowo katã fe dáda,
eye yeaklo bubu le ame ŋkuta-
wo ŋu le anyigba dzi. 10 Gba-
gba ḍe wò anyigba dzi abe Nil
ene, wò Tarsis-nyɔnuvi, [d]alidzi-
blanua ḍeke megali o! 11 Edo
efe alɔ ḍe atsiafu ŋu, eʋuʋu fia-
dufewo, Yehowa dese ḍe Kanaan
ŋu, ne wóatsrɔ̃ efe mɔ̃ sesẽwo,
12 eye wógblɔ bena: Màgatso
aseye o, wò [f]Zidon-ḍetugbi, si
wogblẽ; tso, nayi Kititɔwo gbɔ,
màkpɔ gbɔdzɔe le gama hã o. 13
Kpɔ ḍa, Asur tsɔ Kaldeatɔ, siwo
meganye dukɔ o la fe anyigba
na gbedzilãwo; wotu xɔ tsrala-
wo, eye wogbã wofe fiasãwo
wozu glikpo. 14 Mi Tarsis-ʋuku-
lawo, mifa avi, elabena wogblẽ
miafe mɔ̃ sesẽ la.

15 Eye ava me le ɣemaɣi be,
ŋku adzo le Tiro dzi fe blaadre
sɔŋ abe fia fe fe ene. Le fe blaa-
dre megbe la ava me na Tiro,
abe alesi wodzia gbolohae ene
be: 16 Wò gbolo, si woŋlɔ be,
tsɔ kasaŋku natsa le dua me go-
doo; fo saŋku nyuie, dzi ha geḍe,
ne woagaḍo ŋku dziwò! 17 Le
fe blaadre megbe la Yehowa aga-
ḍo ŋku Tiro dzi, eye wóagatrɔ
ḍe efe gboloho ŋu, eye wóawɔ
gbolo kple anyigba dzi fiadufe, si-
wo katã le xexea me. 18 Ke efe
viḍe kple gboloho ŋu akɔ na Ye-
howa; womali kɔe o, eye woma-
tui ḍo gleglegle o, ke boŋ efe
adzɔḍoḍo anye amesiwo le Ye-
howa ŋku me la tɔ, ne woaḍu nu
aḍi fo, eye woata avɔ nyuiwo.

Mawu fe nonudodrɔ̃ anyigba.

24. Kpɔ ḍa, Yehowa aḍi gbɔlo
anyigba, eye wóagblẽe, atrɔ
efe ŋku me abu anyi, eye wòaka
edzi nɔlawo ahlẽ. 2 Eye wòava
me na dukɔ abe nunɔla ene, dɔ-
laŋutsu abe efe afetɔ ene, dɔla-
nyɔnu abe efe afenɔ ene, nuflela
abe nudzrala ene, agbanatɔ abe
agbanadola ene, eye fenyila abe
fetɔ ene. 3 Woaḍi gbɔlo anyi-
gba fiafiafia, eye woahae keŋkeŋ,
elabena Yehowa gblɔ nya sia. 4
Anyigba le nu xam, eye wòyrɔ;
nu te xexeame ŋu, eye wòlé akpɔ̃;
nu te anyigba dzi dukɔwo fe bu-
bumewo ŋu. 5 Wogblẽ kɔ ḍo na
anyigba to edzi nɔlawo dzi, ela-
bena woda seawo dzi, woto vo
ḍe ḍoḍoawo ŋu, eye wotu nuba-
bla mavɔ la. 6 Eyata fiḟode le
anyigba ḍum, eye edzi nɔlawo
akpɔe ḍe enu. Eyata anyigbadzi-
tɔwo afiã kolikoli, eye amegbetɔ
ʋeea ḍewo koe asusɔ. 7 Wein
yeye ano fiafiafia, weinka ayrɔ,
eye amesiwo katã fe dzi kpɔa
dzidzɔ la, aḍu tse.[e] 8 Asiʋuiwo
fe vivisese nu tso, dzidzɔkpɔlawo
fe howɔwɔ se ḍo, eye kasaŋkuwo
fe vivisese nu tso.[g] 9 Womaga-
dzi ha ḍe wein-nono ŋu o, eye
aha muame ave heliheli na eno-
lawo. 10 Wogbã du diḟefle la,
wotu xɔwo katã fe ʋɔwo, eye wo
me yiyi meli o. 11 Wole konyi
fam ḍe wein ŋu le ablɔwo me,
dzidzɔwo katã nu yi, vivisesewo

[a] Xez. 26; 27.
[b] Nyad. 18, 28.
[d] Hl. 12, 21. 18.
[e] Yoel 1, 12.
[f] Xez. 28, 21.
[g] Yer. 7, 34; 16, 9.

bu le anyigba dzi. 12 Du la zu
afedo, eye wogbã agbo la wòzu
glikpo. 13 Elabena alea wòanɔ
le anyigba dzi le dukɔwo dome,
abe alesi wogbea amititsetse kple
alesi woxaa nu mlɔea, ne wein-
xaxa nu va yi ene.[b]
14 Ame kemeawo kɔ wofe gbe
dzi le aseye tsom le fu gome le
Yehowa fe gãnyenye ta be: 15
Eyata mikafu Yehowa le ɣedzefe
kple Yehowa, Israel fe Mawu la
fe ŋkɔ le fukpowo dzi! 16 Míese
hadzidzi tso anyigba fe mlɔenu
be: Woakafu ame dzɔdzɔewo!
Ke nyea megblɔ be: Nye nubla-
nuitɔ, baba nam! Adzodalawo le
nu ham, nuhaha dzi adzodalawo
le! 17 Mi anyigbadzitɔwo, ŋɔdzi,
ʋe kple mɔ̃ka le mia dzi va ge!
18 Eye amesi ase ŋɔdzi ŋkɔ asi
la, age adze ʋe me, eye amesi ado
le ʋe me la, mɔ̃ka adee. Elabena
woʋu dzimefesrewo, eye anyigba
fe agunu le dzodzom kpekpekpe.[f]
19 Anyigba fe kpla, anyigba wó
kpla, anyigba le ʋuʋum kedeke-
de;[h] 20 anyigba le ya mum [i]abe
ahamula ene, eye wòle nyènyem
ʋakaʋaka abe ahamaka ene, ela-
bena efe dzidadawo do agba de
edzi; adze anyi, eye magafɔ o.

Mawu ade efe ŋutikɔkɔe de go le Zion.

21 Eye wòava me le ɣemaɣi
be, Yehowa ahe to na dzifoʋakɔ-
wo le dzi me kple anyigba dzi fia-
wo le anyigba dzi.[l] 22 Woafo wo
nu fu abe gatɔwo ene de do me,
eye woatu gaxɔ de wo nu, eye
le ɣeyiɣi gede megbe hafi woa-
do ŋku wo dzi. 23 Ɖu akpe ɣleti,
eye ɣe fe mo atsi dã, elabena Ye-
howa Zebaot du fia le Zion-to la
dzi kple Yerusalem, eye atsyɔ̃do-
do le efe ame tsitsiwo ŋku me.[n]

Mawu kafukafu.

25. Yehowa, nye Mawu nènye,
mado wò de dzi, eye ma-
kafu wò ŋkɔ! Elabena èwɔ nuku-
nuwo, wò gbadegbe tamedodowo
nye nyatefe, eye wometrɔna o!
2 Elabena èna du la zu anyiglã-
go, eye mɔ̃ sesẽ la zu glikpo, du
bubu me tɔwo fe fiasã maganye
du o, eye womagatui akpɔ gbede-
gbede o. 3 Eyata dukɔ nyanyrã-
wo ade bubu ŋuwò, eye dukɔ se-
sẽwo fe duwo avɔ̃ wò. 4 Elabe-
na mɔ̃ sesẽ nènye na ame beli-
wo, mɔ̃ sesẽ nènye na ame da-
hewo le wofe hiã me;[a] sitsofe nè-
nye tso dziya nu kple vɔvɔli tso
ŋdɔkutsu nu; elabena ŋutasẽlawo
fe gbɔgbɔ fuxefuxe le abe dziyae
le fofom de gli ŋu ene. 5 Ete du
bubu me tɔwo fe nyanyrã de to
abe ŋdɔkutsu le kudidinyigba dzi
ene; ètsi ŋutasẽlawo fe aseye-
tsoha nu, abe alesi alilikpowo fe
vɔvɔli tsia ŋdɔkutsu nu ene.

Mawu ado dzidzɔkplɔ̃ na dukɔwo le Zion.

6 Eye Yehowa Zebaot atsɔ [d]nu-
dudu damiwo kple wein, siwo do
fã la, atu aglo na dukɔwo katã
de to sia dzi; nududuawo da ami,
eye futo me mi le wo me, weina-
wo do fã, eye wo me dza. 7 Eye
woade avɔ, si tsyɔ dukɔwo katã
dzi, kple nutsyɔnu, si tsyɔ anyi-
gba dzi dukɔwo katã dzi la da le
to sia dzi. 8 Ami [e]ku sadagatsi
tegbee, eye Afetɔ Yehowa atutu
[g]adatsi da le ŋkuwo katã me, eye
wòade efe dɔlawo fe ŋukpe da
tso anyigba blibo la dzi. Elabena
Yehowa ye gblɔe.
9 Xemaɣi woagblɔ bena: Kpɔ
da, mía Mawu, amesi ŋu míedo
ŋu do be, ade mí la, enye si; Ye-
howa, amesi ŋu míedo ŋu do la,
enye si! Mina míatso aseye, eye
míakpɔ dzidzɔ le efe xɔname
ŋu![k] 10 Elabena Yehowa fe asi
adidi de to sia dzi, eye wòafa-
nya Moab de enɔfe, abe alesi wo-
fanyaa gbe de agboti me ene; 11
akeke abɔ me le eme, abe alesi
tsifula kekea abɔ, be yeafu tsi
ene; ke ate efe dàda kple efe
ayedzesiwo de to. 12 Eye wòa-
gbã wò gli kɔkɔ sesẽwo afu anyi,
abɔbɔ wò de anyi, eye wòate wò
de ke me.

Mawu fe dukɔ fe kafukafuha kple mɔkpɔkpɔ.

26. Xemaɣi woadzi ha sia le
Yuda-nyigba dzi be: Du
sesẽ le mía si, etsɔ efe xɔname
wɔ gli kple ʋewo na mí.[o] 2 Mi-
ʋu agboawo, ne dukɔ dzɔdzɔe,
si dzraa nyatefe do la, nage de
eme.[p] 3 Etsɔ ŋutifafa dzra amesi
fe susu li ke la do, elabena edo
dzi de ŋuwò. 4 Mido dzi de Ye-
howa ŋu daa, elabena Yehowa, ẽ,
Yehowa enye [r]agakpe tegbee. 5
Elabena efu kɔkɔfenɔlawo anyi,

[a] 4, 6.
[b] 17, 6.
[d] Ps. 22, 27.–30; Mat. 22, 2.
[e] Kor. I. 15, 55.
[f] Yer. 48, 43. 44; Am. 5, 19.
[g] Nyad. 7, 17.
[h] Pet. II. 3, 10.
[i] 19, 14.
[k] Ps. 48, 15.
[l] Nyad. 19, 18 v. 21.
[n] 60, 19. 20; Nyad. 21, 23.
[o] 60, 18.
[p] Ps. 118, 19.
[r] Mo. V. 32, 4.

ebɔbɔ du kɔkɔ la ɖe anyi, ebɔbɔe
vaseɖe anyigba ke, eye wòtee ɖe
ke me. 6 Afɔ fanya wo, ame da-
hewo ƒe afɔ kple hiãtɔwo ƒe afɔ-
ɖeɖe. 7 Ame dzɔdzɔe ƒe toƒe to
mɔ ɖeka, eta ame dzɔdzɔe ƒe mɔ
wòdzɔ. 8 Yehowa, míekpɔ mɔ na
wò le wò ʋɔnudɔdrɔ̃wo ƒe mɔ dzi
ke hã; [a]wò ŋkɔ kple wò kafu-
kafu dzro luʋɔwo. 9 Ele nye luʋɔ
dzrom le zã me, nye gbɔgbɔ hã le
diwòm le menye; elabena ne wò
ʋɔnudɔdrɔ̃wo va anyigba dzi la,
xexeametɔwo srɔ̃a dzɔdzɔenye-
nye. 10 Ne wove ame vɔ̃ɖi nu la,
mesrɔ̃a dzɔdzɔenyenye o, ke boŋ
ewɔa nu vɔ̃ɖi le anyigba dzɔdzɔe
dzi, eye meléa ŋku ɖe Yehowa
ƒe gãnyenye ŋu o. 11 Yehowa,
wò alɔ le dzi, ke womele ekpɔm
o; woakpɔ ŋuʋaʋã ɖe dukɔ la
ŋu, eye ŋu akpe wo, eye dzo afiã
wò ketɔwo. 12 Yehowa, ana ŋuti-
fafa mí, elabena èwɔ míaƒe dɔ-
wo katã de goe na mí.
13 Yehowa, mía Mawu, ame ge-
ɖewo ɖu afetɔ ɖe mía dzi hekpe ɖe
ŋuwò; wò ɖeɖe kple wò ŋkɔ ko
míakafu! 14 Ame kukuwo me-
gagbɔa agbe o, eye ŋɔliwo me-
gafɔna o; eyata nèhe to na wo
hetsrɔ̃ wo, eye nètsi woƒe ŋkɔwo
katã nu. 15 Èna dukɔ la dzi ɖe
dzi, Yehowa, èna dukɔ la dzi ɖe
dzi, èɖe bubu ɖokuiwò ŋu, eye
nèkeke anyigba ƒe liƒowo katã
ɖe nu. 16 Yehowa, wodi wò le
hiã me, eye esi wò tohename va
wo dzi la, wotrɔ woƒe dzi me nya-
wo ƒo ɖe anyi.[k] 17 Alesi ne [l]funɔ
ƒe vidzidzi tu aƒe wónɔa togo-
togoe ƒom nɔa ɣli dom le veve-
sese ta la, Yehowa, nenema míe-
nɔ le ŋkuwò mee. 18 [n]Míefɔ fu,
eye míelé ku, ke tofloko ko míe-
dzi: xɔname meva na anyigba la
o, eye amewo meɖzɔ ɖe xexea
me o. 19 Wò [o]ame kukuwo agbɔ
agbe, eye nye ame kukuwo afɔ
ɖe tsitre! Minyɔ, mi ketu me tɔ-
wo, eye mitso aseye, elabena
miaƒe zãmu enye kekeli ƒe zã-
mu, eye anyigba aɖe ŋɔliwo ana.
20 Nye dukɔ, yi ɖe wò xɔgã
me, eye nado ʋɔ ɖe ɖokuiwò nu,
ɣla ɖokuiwò vie, [p]vaseɖe esime
dziku la nu nava yi. 21 Elabena
Yehowa ado tso enɔƒe, ne wòaxe
anyigbadzitɔwo ƒe vodada ŋu fe

a Ps. 37, 4.
b Nyad. 12, 9; 20, 2. 10; Hl. 26, 13.
d 5, 1.
e 37, 31.
f Yer. 30, 11.
g Yer. 18, 17.
h 21, 7.
i Mo. III. 26, 30.
k 28, 19; Hos. 5, 15.
l Yoh. 16, 21; Nyad. 12, 2.
n Mi. 4, 10.
o Xez. 37, 1-14; Nyad. 20, 12.
p Ps. 57, 2.
r 11, 10–16.

na wo, anyigba aklo nu le eƒe ʋu
dzi, eye magatsyɔ nu amesiwo
wowu ɖe edzi la dzi o.

Ɖusẽtɔwo bobodanyi kple Israel ƒoƒofu.

27. Xemaɣi la Yehowa atsɔ eƒe
yi kpekpe gã sesẽ la ahe
to na ʋɔ ɖriba, si nye da, si le
sisim, kple ʋɔ ɖriba, si nye da
xatsaxatsa la, eye wòawu boso le
atsiaƒu me.[b] 2 Xemaɣi la midzi
ha le [d]weingble nyo la ŋu be:
3 Nye Yehowa manye eŋu dzɔla,
eye made tsii ɣesiaɣi, be naneke
magawɔe o; madzɔ eŋu zã kple
keli. 4 Dzi mele kuyem o; ne
makpɔ aŋɔkawo kple ŋuwo la,
maho aʋa ɖe wo ŋu atɔ dzo wo
katã; 5 negbe ɖeko woava sim
atso, eye woawɔ ŋutifafa kplim
hafi, ŋutifafa ko woawɔ kplim
hafi! 6 Le ŋkeke, siwo gbɔna
me la, Yakob ato ke, Israel adze,
eye wòaƒo se, eye eƒe kutsetse
ayɔ xexeame taŋ.[e]
7 Ɖe wòƒo Israel, abe alesi wòƒo
eƒolawo enea? Alo ɖe wòwui,
abe alesi wòwu ewulawo enea?
8 Esi nènyã wo ɖa la, mèhe to
na wo [f]wòtso eme o; ètsɔ wò ya
ʋuduʋudu kplɔ wo ɖae le [g]gbe-
sigbe ɣedzeƒeya ƒo. 9 Eyata alea
ko woawɔ hafi atsɔ Yakob ƒe vo-
dadawo akee, eye esia katã anye
eƒe nuvɔ̃wo ɖeɖeɖa ƒe kutsetse:
be wòƒo vɔsamlekpui ƒe kpewo
katã abe akalokpe gbagbã ene,
eye [h]Asera kple [i]ɣelegbawo ma-
ganɔ anyi o. 10 Elabena du sesẽ
la tsi akogo, amenɔƒe ɖi aƒedo,
eye wogblẽe ɖi abe gbegbe ene.
Nyiviwo adu gbe le afima, woa-
tsyɔ akɔ anyi ɖe afima, eye woa-
ɖu eƒe alɔwo. 11 Ne woƒe alɔwo
fu la, woaŋe wo, nyɔnuwo ava
aɖe dzo wo me; elabena dukɔ
manyanu wonye. Eyata wo wɔla
makpɔ nublanui na wo o, eye wo
mèla mave wo nu o. 12 Eye ava
me le ɣemaɣi be, Yehowa atsɔ
ati aƒo luwo tso tɔsisi la nu va-
seɖe Egipte-tɔʋu la nu, eye woaƒɔ
mi ɖekaɖeka, mi Israel-viwo. 13
Eye wòava me be, woaku kpẽ gã
la, eye amesiwo bu ɖe Asur-nyi-
gba dzi kple amesiwo wonyã ɖe
gbe ɖe Egipte-nyigba dzi la, ava
ado gbe ɖa le Yehowa ŋku me
le to kɔkɔe la dzi le Yerusalem.[r]

Ʋɔnudɔdrɔ̃ Efrayim kple Yuda.

28. Baba na Efrayim-hamula-
wo ƒe dadafiakuku kple eƒe
atsyɔ̃ ƒe seƒoƒo dzeani yɔyrɔ, si
le weinmulawo ƒe bali wɔnu ta
me! 2 Kpɔ ɖa, nu sesẽ kako atso
Aƒetɔ la gbɔ ava abe dzikpe ƒe
dzadza kple ahom gblẽnu ene;
afoe aƒu anyi kple ŋusẽ, abe tsi-
ɖɔɖɔ sesẽ ƒe gbagba ɖe anyi ene.
3 Woafanya Efrayim-hamulawo ƒe
dadafiakuku kple afɔ; 4 eye wòava
me na eƒe atsyɔ̃ ƒe seƒoƒo dzeani
yɔyrɔ, si le bali wɔnu ta me la,
abe gbotsetse, si ɖi, hafi dzome-
ŋɔli ɖo, esi, ne amea ɖe kpɔe la,
mekpɔa ɖoa asi me hafi wòmine
o la ene. 5 Le yemaɣi la Yeho-
wa Zebaot anye atsyɔ̃kuku kple
ŋgoblanu dzeani na eƒe dukɔ su-
sɔea; 6 anye ʋɔnudɔdrɔ̃gbɔgbɔ
na amesi le ʋɔnudɔdrɔ̃ nu kple
ŋusẽ na amesiwo gbugbɔ aʋa ɖo
ɖe agbo nu.
7 Ke wein le ya mum amesia-
wo hã, eye aha muame na wole
yiyim sagãsagã. Aha muame le
ya mum nunɔla kple nyagblɔɖila,
wein tɔtɔ ta me na wo, eye aha
muame na wole yiyim sagãsagã;
wole ya mum le nyagblɔɖi gbɔ,
eye wole yiyim sagãsagã le afia-
tsotso gbɔ. 8 Elabena xeɖeɖe yɔ
kplɔ̃wo katã dzi fũ, ale be teƒea
ɖeke megali o. 9 Ameka wòafia
sidzedzee, eye ameka wòaɖe nya
gɔme na? Ɖevi, si dzudzɔ notsi,
kple ɖevi, si ɖi le noea? 10 Se
ɖe se dzi, se ɖe se dzi, ɖoɖo ɖe
ɖoɖo dzi, ɖoɖo ɖe ɖoɖo dzi, afi
ʋee, game ʋee. 11 Eyata atsɔ
nuyi, si kɔkɔna, kple [g]aɖe tutɔ afɔ
nu kple dukɔ sia! 12 Egblɔ na
wo be: [h]Dzudzɔ enye si, mina
dzudzɔ amesiwo ŋu ɖeɖi te, eye
gbɔɖeme enye si! Ke wogbe to-
ɖoɖo. 13 Eyata Yehowa ƒe nya
ava me ɖe wo ŋu be: Se ɖe se
dzi, se ɖe se dzi, ɖoɖo ɖe ɖoɖo
dzi, ɖoɖo ɖe ɖoɖo dzi, afi ʋee,
game ʋee, ne woazɔ ahate gbu-
gbɔɖemegbee adze anyi, eye woa-
gbã gudugudu, mɔ̃ aɖe wo, eye
asi atu wo.[i] 14 Eyata mi fewu-
ɖulawo, dukɔ sia, si le Yerusa-
lem la ƒe dziɖulawo, mise Yeho-
wa ƒe gbe: 15 Elabena miegblɔ
be: Míebla nu kple ku, eye míe-
ɖu dzo kple tsieƒe. Atám, si le

[a] Ps. 118, 22; Ro. 9, 33; 10, 11; Pet. I. 2, 6.
[b] 26, 16; Ps. 119, 87.
[d] Sam. II. 5, 20.
[e] Kron. I. 14, 16.
[f] 10, 22. 23.
[g] Kor. I. 14, 21.
[h] Mat. 11, 28. 29.
[i] kp. 10.

nyẽnyem le yiyim la, mava mía
gbɔ o, elabena míetsɔ aʋatso wɔ
míaƒe sitsoƒee, eye míebe ɖe ala-
kpa gbɔ.

Dzogoedzikpe xɔasi la.

16 Eyata ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, [a]meɖo kpea ɖe anyi
ɖe Zion, kpe, si wodo kpɔ, dzo-
goekpe xɔasi, si li ke zã. Amesi
xɔe se la, masi o. 17 Matsɔ ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ awɔ dzidzekae, eye dzɔ-
dzɔenyenye anye nudanu; dzikpe
atsrɔ̃ aʋatsositsoƒe la, eye tsi
akplɔ bebeƒe la adzoe; 18 woa-
gblẽ mia kple ku ƒe nubabla la
me, eye mia kple tsieƒe ƒe dzo-
ɖuɖu la mali ke o. Atám, si le
nyẽnyem le yiyim la, agbã mi
gudugudu. 19 Ne eva le yiyim
la, eƒe asi axe mi kã, elabena ava
yi ŋdi sia ŋdi, le ŋkeke kple zã
me, eye [b]ŋɔdzi ɖeɖe sɔŋ aɖe nya
gɔme na mi. 20 Elabena aba anɔ
kpuie, be afɔɖadra manɔ anyi o,
eye avɔ makeke, be woaxatsa ame
ɖokui ɖe eme o. 21 Elabena Ye-
howa akɔ eɖokui ɖe dzi abe le
[d]Perazim-to la gbɔ ene, eye wòa-
nyrã abe le [e]Gibeon-bali me ene,
ne wòawɔ eƒe dɔ, dɔ tutɔ enye
eƒe dɔ la, ne wòawɔ eƒe nuwɔwɔ,
nuku enye eƒe nuwɔwɔ. 22 Eyata
miganɔ fewu ɖum, ne miaƒe ba-
bla nadzi goŋgoŋ o; elabena [f]tsɔ-
tsrɔ̃ kple tameɖoɖo kplikpaa mese
tso Aƒetɔ, Yehowa Zebaot gbɔ ɖe
anyigba blibo la ŋu.

Mawu ƒe nuku ɖaŋu la.

23 Miƒu to anyi, ne miase nye
gbe, miɖo ŋku anyi, ne miase nye
nuƒoƒo. 24 Ɖe agbleŋlɔla nɔa nu-
ŋɔŋlɔ dzi atraɖi, ne wòafã nua?
Ɖe wòdzraa anyigba ɖo hedzobone
atraɖia? 25 Alo ne edzobo eme
la, ɖe mewua sikɔni kple adrike
ɖi, efãa lu ɖe agbaka nu kple ƒo
ɖe enɔƒe kpakple bli ɖe boliƒo
dzi oa? 26 Eƒe Mawu fia mɔnui
ɖe kɔnu la nu, eye wòfia nui.
27 Elabena menye luƒotasiaɖam
wotsɔna ƒoa sikɔni o, eye wome-
mlia tasiaɖamfɔ toa adrike dzi o,
ke boŋ kpo wotsɔna ƒoa sikɔni,
eye ati wotsɔna ƒoa adrike. 28 Ɖe
wogbãa lu, si woƒoa aboloe la
nyanyanyaa? Womeƒone atraɖi
o, wohea tasiaɖamfɔ kple sɔwo
toa edzũ, ke womegbãnɛ nyanya-
nya o. 29 Esia hã tso Yehowa

Zebaot gbɔ. Eƒe adaŋudede enye
nuku, eye eƒe nunya lolo.

**Woado ŋɔdzi na Yerusalem, eye woaɖee.**

**29.** Baba na [a]Ariel, Ariel-du, si
me Dawid ƒu asaɖa anyi ɖo!
Ne miekpe ƒe ɖe ƒe ŋu, eye ŋkeke
nyuiwo trɔ va kpe la, 2 ekema
maxaxa Ariel ɖo, konyifafa kple
nuxaxa ayɔe, eye wòazu Ariel
vavã nam. 3 Maƒu asaɖa anyi ɖe
ŋuwò godoo, mana aʋakɔwo na-
mimi wò ɖo, eye maɖe ʋe ɖe ŋu-
wò.[d] 4 Àƒo nu tso anyigba tu me
ke, eye wò nuƒoƒo aɖi tso ke me;
wò gbe anɔ abe ŋɔli tɔ ene tso
anyigba me, eye wò nuƒoƒo aɖi
huhuhu tso ke me. 5 Ke wò ketɔ
gbogboawo azu abe kewɔ memee
ene, eye ŋutasẽla gedegedeawo
azu abe tsro, si ʋu ya ene; ava me
zi ɖeka kpoyi. 6 Yehowa Zebaot
atsɔ dziɖegbe kple anyigbaʋuʋu,
gbeɖiɖi sesĩ, ya kple ahom kpa-
kple dzoƒaɖe [h]binu ahe to na wò.
7 Eye dukɔwo ƒe amehawo katã,
siwo ho aʋa ɖe Ariel ŋu, kple
amesiwo katã tso ɖe eya kple eƒe
mɔ̃ sesẽ la ŋu, eye woxaxae ɖo
la, anɔ abe drɔ̃ekuku kple zã me
ŋutega ene. 8 Alesi dɔwuitɔ kua
drɔ̃e be, yele nu ɖum, ke ne enyɔ
la, dɔa nu meƒana nɛ o, eye alesi
tsikɔwuitɔ kua drɔ̃e be, yele tsi
nom, ke ne enyɔ la, nu tea eŋu,
eye eƒe veme ƒuna la, nenemae
dukɔ, siwo katã ho aʋa ɖe Zion-
toa ŋu la ƒe amehawo anɔ.

**Woagbã ŋku na dukɔ la.**

9 Miɖo asi nu, eye miaƒe nu
netsi te, mitre ŋku, eye mizu ŋkua-
gbãtɔwo! Womu aha, ke menye
wein ye wɔe o, wole ya mum, ke
menye aha muame ye wɔe o.
10 Elabena Yehowa trɔ alɔ̃dɔdɔ
sesẽ ƒe gbɔgbɔ kɔ ɖe mia dzi,
etre miaƒe ŋkuwo, siwo nye nya-
gblɔɖilawo, eye wòtsyɔ nu miaƒe
tawo, siwo nye nukpɔlawo.[l] 11
Ale ŋutegawo katã anɔ na mi, abe
agbalẽ, si nu wotre la me nya ene,
esi ne wotsɔe na agbalẽnyala gblɔ
be: Xlẽe la, aɖo ŋu be: Nyemate
ŋui o, elabena wotre enu. 12 Eye
ne wotsɔ agbalẽ la na ame ma-
nyagbalẽ gblɔ be: Xlẽe la, aɖo
ŋu be: Nyemenya agbalẽ o. 13
Eyata ale Aƒetɔ la gblɔ esi: Esi
dukɔ sia te va kple woƒe [o]nu, eye

[a] kp. 7, 8.
[b] 44, 25; Kor. I. 1, 19.
[d] Lu. 19, 43.
[e] Ps. 10, 11.
[f] 45, 9.
[g] 32, 15.
[h] 30, 30.
[i] 35, 5.
[k] Am. 5, 10.
[l] 6, 10; 19, 14; Ro. 11, 8.
[n] 1, 2.
[o] 1, 15; 58, 2. 3; Mat. 15, 8. 9.

wotsɔ woƒe nuyiwo de bubu ŋu-
nye, ke woƒe dzi le adzɔge tso
gbɔnye, eye woƒe vɔvɔ̃ nam nye
amegbetɔwo ƒe ɖoɖo, siwo wosrɔ̃
ko la, 14 eyata kpɔ ɖa, magaɖe
nukunu afia ɖe dzi ɖe dukɔ sia
ŋu, nukunuwo ƒe nukunu wòanye,
nunya abu ɖe woƒe nunyalawo,
eye gɔmesese asi abe ɖe woƒe
nugɔmeselawo.[b] 15 Baba na ame-
siwo nɔa bebem le Yehowa ŋku
me, woɣlaa woƒe adaŋudede, eye
wowɔa woƒe nu le vivi me henɔa
[e]gbɔgblɔm be: Ameka le mía
kpɔm, eye ameka dze si mí? 16
Oo, mieflu mía ɖokui! Ɖe [f]tsu le
abe zemela ene, ne nuwɔwɔ na-
gblɔ na ewɔla be: Menye wòe
wɔm o, eye numeme nagblɔ na
emela be: Mele ɖeke nyam oa?

**Nuku totro la.**

17 Ɖe mekpɔtɔ vie ko, ne Liba-
non nazu [g]atibɔ, eye woabu atibɔ
ɖe avewo me oa? 18 Le ɣemaɣi
la tokunɔwo ase agbalẽ sia me
nyawo, eye ŋkuagbãtɔwo ƒe [i]ŋku-
wo akpɔ nu tso biukɔ kple viviti
me. 19 Hiãtɔwo akpɔ dzidzɔ ɖe
Yehowa ŋu agakpɔe ɖe dzi, eye
amedahewo le amegbetɔwo dome
atsɔ aseye ɖe Israel ƒe kɔkɔetɔ
la ŋu. 20 Elabena ŋutasẽlawo nu
tso, fewuɖulawo nu yi, eye wo-
tsrɔ̃ amesiwo katã bua nu madzɔ-
madzɔ ŋuti; 21 amesiwo tsɔa nya
blea amewo dea nuvɔ̃ me le ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ me, wotrea mɔ̃ na [k]nya-
drɔ̃la le ʋɔnu, eye wotsɔa ala-
kpadada ƒua ame dzɔdzɔe anyi.
22 Eyata ale Yehowa, amesi ɖe
Abraham la, gblɔ na Yakob ƒe
aƒe la enye si: Ŋu magakpe Ya-
kob azɔ o, eye eƒe mo magatsi
dã azɔ o. 23 Ne viawo kpɔ nye
asinudɔwɔwɔwo le wo dome la,
woakɔ nye ŋkɔ ŋu, woakɔ Yakob
ƒe kɔkɔetɔ la ŋu, eye woavɔ̃ Is-
rael ƒe Mawu la; 24 tamedada-
tɔwo ase nu gɔme, eye tosẽlawo
asrɔ̃ nunya.

**Vɔ̃ na amesiwo le sisim yi Egipte.**

**30.** Yehowa be, baba na [n]vi sẽ-
towo, amesiwo de adaŋu
nye manɔmee, eye wobla nu nye
gbɔgbɔ manɔmee, ne woali kɔ
nuvɔ̃ ɖe nuvɔ̃ dzi! 2 Amesiwo
mebia nye nu me gbe se, hafi yi
Egipte, be woasi Farao ƒe ŋusẽ

atso, eye woabe ɖe Egipte ƒe vɔ-
vɔli te o. 3 Farao ƒe ŋusẽ azu
ŋukpe na wo, eye bebe ɖe Egipte
ƒe vɔvɔli te azu dzu na wo. 4 Ela-
bena ne eƒe amegãwo va Zoan,
eye eƒe ame dɔdɔwo de keke Xa-
nes ke hã, 5 wo katã woaflu wo
ɖokui ɖe dukɔ, si mele ɖeke me
o, mate ŋu axɔ na wo o, eye me-
nye viɖea ɖeke na wo o, ke boŋ
ŋukpe kple vlododo ko la ŋuti.
6 Nya ɖe dziehe-nyigba ƒe lãwo
ŋu. Le hiã kple xaxa ƒe anyigba
dzi, afisi dzatanɔ kple dzatatsu
dona tsona, afisi ƒli kple da toa-
ʋala le la, afima wotsɔa woƒe nu-
wo ɖoa tedziwo ƒe mẽdome kple
woƒe kesinɔnuwo ɖoa kposɔwo ƒe
kpo dzi tsonɛ yia dukɔ, si mele
viɖea ɖeke me o la gbɔ. 7 Egipte
ƒe xɔname mele nemi me hã o,
eyata meyɔe be, enye [d]numeɖila,
si ŋu nanekewɔwɔ mele o.
8 Eyata yi naŋlɔe ɖe nuŋlɔkpe
dzi le wo gbɔ, eye naŋlɔe ɖe agba-
lẽ me, ne wòanɔ anyi anye ɖase
tegbee le ŋkeke, siwo gbɔna la
me. 9 Elabena dukɔ sẽto, vi da-
lakpa, vi, siwo gbe Yehowa ƒe nu-
fiamewo sese la, wonye; 10 ame-
siwo gblɔ na nukpɔlawo be: Mi-
gakpɔ nu o, eye wogblɔ na nya-
gblɔɖilawo be: Migagblɔ nya, si
le eteƒe la, ɖi na mí o, ke boŋ
migblɔ nya ŋɔnɔewo na mí, eye
migblɔ alakpanyawo ɖi! 11 Mite
ɖa le mɔ la dzi, midze le toƒe la,
eye mina Israel ƒe kɔkɔetɔ la na-
bu le mía ŋku me! 12 Eyata ale
Israel ƒe kɔkɔetɔ la gblɔ esi: Esi
miedo vlo nya sia, eye miedo ŋu
ɖe ŋutasesẽ kple ayedzedze ŋu
heziɔ ɖe eŋu la, 13 miaƒe vodada
sia azu abe gli dzeabi, si le mu-
mũm hetre azã le gli kɔkɔa ɖe
ŋu la ene, esi ƒe mũɣi ado zi ɖeka
kpoyi. 14 Eye wòagbã wo, abe
alesi zemela ƒe ze gbãna gudu-
gudu, ale be sonu gaglɛa ɖeke
menɔa gbagbã la me, si woatsɔ
aɖe dzo le adokpo me, alo woatsɔ
adu tsii le vudo me o la ene.
15 Elabena ale Afetɔ Yehowa, Is-
rael ƒe kɔkɔetɔ la, gblɔ esi: Ta-
metɔtrɔ kple [i]anyinɔnɔ kpoo woa-
tsɔ axɔ na mi, eye miaƒe ŋusẽ le
ɖoɖoezizi kple ŋuɖoɖo ɖe eŋu me,
ke mielɔ̃ o 16 hegblɔ bena: Kpao,
ke boŋ míanɔ sɔwo dzi asi, eye

a Mo. III. 26, 26.
b 65, 24.
d Ps. 87, 4; 89, 11.
e Mo. V. 5, 29; 25, 14.
f 2, 20; 27, 9; Mo. I. 35, 2. 4.
g 61, 1.
h 60, 19.
i Ps. 37, 7; 62, 2; Mo. II. 14, 14.

míado sɔ ɖiduwo. Eyata miasi,
eye mia yometilawo ado sɔ ɖidu-
wo. 17 [a]Mia dometɔ akpe ɖeka
asi le ame ɖeka kolia ƒe bublu
nu, eye mi katã miasi le ame atɔ̃
ƒe bublu nu, vaseɖe esime mia-
susɔ abe aflagati le to ta me kple
aflaga le togbɛ dzi ene.

**Woayra amesiwo ɖo ŋu ɖe Mawu ƒe ŋusẽ ŋu.**

18 Eyata Yehowa le lalam, be
yeave mia nu, eyata wòtso, be
yeakpɔ nublanui na mi; elabena
ʋɔnudɔdrɔ̃ ƒe Mawu enye Yeho-
wa. Woayra amesiwo katã kpɔa
esinu! 19 Zion-dukɔ, si le Yeru-
salem, meganɔ avifafa dzi o, ela-
bena ave nuwò vavã le wò afa-
ɖodo ta; ne [b]enya see ko la, atɔ
na wò. 20 Afetɔ la ana abolo mi
le hiã me kple tsi mi le xaxa me,
eye miaƒe nufialawo magabe azɔ
o, ke boŋ miakpɔ miaƒe nufiala-
wo kple ŋku, 21 eye miaƒe to ase
nya sia le mia megbe bena: Mɔ
la enye si, mito edzi! [e]nenye ɖusi
me alo mia me miebe, yewoato.
22 [f]Miado gù klosalo, siwo woƒa
ɖe miaƒe aklama kpakpɛwo ŋu,
kple sika, si le miaƒe legbawo ŋu;
miaɖe wo ɖa abe ŋunyɔnu ene
ahagblɔ ɖe wo ŋu bena: Mido!
23 Ana tsi nadza ɖe nuku, siwo
nèƒã ɖe agble me la dzi, nuɖuɖu,
si tso wò agble me nukuwo me la,
avivi, eye woaɖa ami; le ɣemaɣi
la wò lãwo aɖu gbe le lãnyiƒe
kekewo; 24 eye nyitsuwo kple
tedzi, siwo ŋlɔa agble la, aɖu bli
tsakatsaka, si me dze le, eye wo-
tsɔ sofi kple gaflo gã dzoboe. 25
Eye wòava me le amewugbe gã,
si xɔ tsralawo amũ la be, tɔʋu-
wo anɔ tsi tsam le to kɔkɔwo
katã kple togbɛ kɔkɔwo katã ta
me. 26 Gbesigbe Yehowa bla eƒe
dukɔ ƒe kakaƒe, eye wòɖa gbe
le eƒe [g]abi, si wòxɔ ŋu la, [h]ɣleti
ƒe keklẽ anɔ abe ɣe tɔ ene, eye
ɣe ƒe keklẽ adzi ɖe dzi zi gbɔ zi
adre abe keklẽ le ŋkeke adre
me ene.
27 Kpɔ ɖa, Yehowa ƒe ŋkɔ tso
adzɔge gbɔna, eƒe dɔmedzoe le
bibim, eye wòɖe dzi kɔtɔɔ; eƒe nu-
yiwo dzi yɔ fũ kple dziku, eƒe
aɖe le abe dzo binu ene; 28 eye
eƒe gbɔgbɔ le abe tɔɖɔɖɔ, si me
woase ve le ene, ne wòanyè du-
kɔwo, vaseɖe esime woatsrɔ̃ avɔ,

eye wòade numega dukɔwo ƒe nu
me, si akplɔ wo atrae. 29 Mia-
dzi ha abe le ŋkekenyuieɖuɣi ƒe
zã me ene, eye miaƒe dzi akpɔ
dzidzɔ abe amesiwo le dze kum
le mɔ zɔm heyina ɖe Yehowa ƒe
to la, ɖe Israel ƒe agakpe la gbɔ
ene. 30 Eye Yehowa ana woase
eƒe gãnyenye ƒe gbe, eye woa-
kpɔ eƒe alɔ ƒe ɖiɖiɖeanyi le dɔ-
medzoe ƒe bublu, [e]dzo binu ƒe
aɖe, ahom, tsidzadza gãwo kple
dzikpewo me. 31 Elabena Yeho-
wa ƒe gbe aɖe dzi le Asur ƒo,
nenye be, etsɔ ati ƒoe. 32 Zi geɖe
alesi eƒe toheti, si wòɖo ɖe eŋu
la, dze edzii la, zi geɖe ma ke
asiʋuiwo kple kasaŋkuwo anɔ ɖi-
ɖimi, eye wòawɔ aʋa kplii anɔ
alɔnyènye dzi ɖaa. 33 Elabena
wodzra dzotɔƒe ɖo ɖi xoxo, fiawo
hãe wodzrae ɖo ɖi na, eye wò-
goglo hekeke; dzo kple nake li
kpaŋkpaŋ hekpe ɖe eƒe nakekɔwo
ŋu; Yehowa ƒe gbɔgbɔ enye aŋɔ-
tɔʋu, si atɔ dzoe.[h]

### Ʋɔnudɔdrɔ̃ Asur.

**31.** Baba na amesiwo yi Egipte,
be woaxɔ na yewo, woɖo dzi
ɖe sɔwo ŋu, eye woɖo ŋu ɖe ta-
siaɖam sɔgbɔwo kple sɔdola ge-
ɖewo ŋu; ke womelé ŋku ɖe Is-
rael ƒe kɔkɔetɔ la ŋu o, eye wo-
mebia Yehowa ta se o![k] 2 Ke
nunyala eya hã nye, eye wòahe
[l]dzɔgbevɔ̃e vɛ, [n]magbe eƒe nya
o, ke boŋ atso ɖe ame vɔ̃ɖiwo ƒe
aƒe kple nu tovo wɔlawo ƒe xɔna-
me ŋu. 3 Ke Egiptetɔwo la, ame-
gbetɔwo wonye, menye Mawu o;
woƒe sɔwo la, ŋutilã wonye, me-
nye gbɔgbɔ o; eye ne Yehowa
do eƒe asi ɖa la, ke aɖe le xɔ-
nametɔ la te, eye amesi wòle xɔ-
xɔm na la, adze anyi, eye woa
kple eve la siaa nu ayi. 4 Elabena
ale Yehowa gblɔ nam enye si:
Alesi dzata kple dzatavi nɔa gbe
tem ɖe nuléle ŋu, eye ne woyɔ
lãkplɔviwo ɖe eŋu kpaŋkpaŋ hã,
woƒe ɣli meɖea dzi le eƒo o, eye
meɖoa to woƒe howɔwɔ o la,
nenema Yehowa Zebaot aɖi ɖe
anyi, ne wòawɔ aʋa le Zion-to la
kple eƒe togbɛ la dzi. 5 Alesi
xevi ɖoa agbae la, nenema Yeho-
wa adzɔ Yerusalem ŋu, adzɔ eŋu,
eye wòaxɔ nɛ, akpɔ eta, eye wòa-

[a] Mo. V. 32, 11; Mat. 23, 37.
[b] 2, 20.
[d] 37, 36.
[e] 29, 6.
[f] Mo. V. 32, 31.
[g] Yer. 23, 5.
[h] Nyaɖ. 19, 20.
[i] 35, 6.
[k] 30, 1. 2.
[l] Am. 3, 6.
[n] Mo. IV. 23, 19.
[o] Lod. 29, 4.
[p] 3, 16–4, 1.

ɖee.[a] 6 Mi Israel-viwo, migatrɔ ɖe
amesi yome mietrɔ le la ŋu!
7 Elabena le ɣemaɣi la [b]wo dome
amesiame anyɔ ŋu eƒe klosalole-
gba kple sikalegba, siwo eƒe asi-
wo wɔ na eɖokui hena nuvɔ̃wɔwɔ
la. 8 Asur atsi yi nu, ke menye
[d]ŋutsu ƒe yi nu o, eye yi aɖui, ke
menye amegbetɔ ƒe yi o; asi le
yi nu, eye eƒe ɖekakpuiwo azu
yakadɔwɔlawo; 9 [f]eƒe agakpe ate
ɖa le vɔvɔ̃ ta, eye aflaga ana dzi-
dzi naƒo eƒe amegãwo; Yehowa,
amesi ƒe dzo le Zion, eye eƒe
mlekpui le Yerusalem lae gblɔe.

### Mawu ƒe dukɔ la akpɔ ŋutifafa le fia wɔnu dzɔdzɔea ɖe te le ʋɔnudɔdrɔ̃wo megbe.

**32.** Kpɔ ɖa, fia aɖu fia ɖe dzɔ-
dzɔenyenye nu, eye ame-
gãwo aɖu dzi ɖe ʋɔnudɔdrɔ̃ nu.[g]
2 Amesiame anɔ abe sitsoƒe tso
ya nu, bebeƒe tso tsidzadza nu,
tɔʋu le gbegbe kple agakpe gã
nyadri ƒe vɔvɔli le kuɖiɖinyigba
dzi ene. 3 Nukpɔlawo ƒe ŋku ma-
ganyẽ atre o, eye nuselawo aƒu
to anyi. 4 Ame mabutamewo ƒe
dzi adze si nunya, eye kɔkɔlawo
ƒe aɖe aƒo nu eme nakɔ.[i] 5 Wo-
magayɔ bometsilawo be bubume-
wo azɔ o, eye womagayɔ aye-
tɔwo be ŋkutatɔwo o. 6 Elabena
bometsila gblɔa bometsinya, eƒe
dzi hea dzɔgbevɔ̃e va aƒee, ne
wòawɔ nu tovo ahagblɔ nya tra-
ma ɖe Yehowa ŋu, wòana dɔwui-
tɔwo natsi dɔmeɣi, eye nunono
nahiã tsikɔwuitɔwo. 7 [o]Ayetɔ ɖoa
ta me vɔ̃ɖi, edea adaŋu vɔ̃ be,
yeatsɔ alakpanya agblẽ hiãtɔwoe,
nenye be, ame dahe la to nya
dzɔdzɔe hã. 8 Ke tamesusu va-
vãwo li na bubumewo, eye nu
vavãwo dzi wolina ɖo.

9 Mi nyɔnu, siwo li bɔkɔɔ, mitso,
ne miase nye gbe! Mi nyɔnuvi,
siwo le ablɔɖe me, miƒu to anyi
ɖe nye nyawo ŋu.[p] 10 Ne ƒe kple
edzi ŋkekewo va yi la, mi ablɔ-
ɖewo miadzo nyanyanya, elabena
weintsetsexaɣi nu yi, eye kutse-
tsegbeɣi megbɔna o. 11 Mi ame-
siwo li bɔkɔɔ, dzidzi neƒo mi; mi
ablɔɖewo, midzo nyanyanya! Mi-
ɖe avɔ ɖi, miɖe amama, eye misa
akpanya ɖe ali! 12 Woƒo akɔta
le agble nyowo kple weinka tse-
kuwo ta. 13 Aŋɔkawo kple ŋuwo

mie ɖe nye dukɔ la ƒe anyigba
dzi kple du sevivi la ƒe dzidzɔ-
xɔwo katã me. 14 Elabena fiasãwo
zu xɔdo, eye du, si me zi nɔ la,
zu gbegbe, togbɛ kple gbetakpɔxɔ
zu agado, wozu gbetedziwo ƒe
adzrɔɖiƒe kple gbeɖuƒe na lãhawo, a Ps. 118, 12.
15 vaseɖe esime woatrɔ [b]gbɔgbɔ b 44,3; Yoel 3, 1.
akɔ ɖe mia dzi tso dzi me, eye
[d]gbegbe nazu atibɔ, eye woabu d 29, 17.
atibɔwo ɖe avewo dome. 16 Nu
dzɔdzɔe wɔwɔ anɔ gbegbe, eye
dzɔdzɔenyenye anɔ atibɔwo me;
17 dzɔdzɔenyenye ƒe dɔwɔwɔ anye
ŋutifafa, eye dzɔdzɔenyenye ƒe
viɖe anye gbɔdzɔe kple dziɖeɖi
tegbee. 18 Eye nye dukɔ anɔ ŋuti-
fafa teƒe kple dziɖeɖi teƒewo kpa-
kple abloɖe gbɔɖemeƒewo. 19 Ke
ne dzikpewo dza la, ave la amũ,
eye du la aɖo agu. 20 Woayra e Ps. 15, 2–5; 24, 3. 4.
mi, amesiwo ƒã nu ɖe tɔwo to sɔŋ,
mi amesiwo ɖe ka nyiwo kple te-
dziwo wole yiyim.

Wodo futɔwo ƒe toyiyi ŋugbe na Mawu ƒe dukɔ, si le konyi fam la; wodo ŋɔdzi na nuvɔ̃wɔlawo; ke xɔsetɔwo ya la, wodo dzidzɔ na wo. f 32, 1.

33. Baba na wò nugblẽla, si
womegblẽna o, wò adzo-
blasu, si womedaa adzoe o! Ne
èwu nugbegblẽ nu la, woagblẽ wò g Mo. V. 28, 49.
hã, eye ne èda adzo vɔ la, woada
adzo wò hã! 2 Yehowa, ve mía
nu, asiwònu kpɔm míele! Nye mía-
ƒe alɔ ŋdi sia ŋdi kple míaƒe xɔna-
me le hiãɣi! 3 [h]Dukɔwo si le gbe- h Ps. 68, 2.
ɖeɖe nu, eye anyigba dzi dukɔwo
ka hlẽ le wò tsitretsitsi nu. 4 Eye
woaƒo miaƒe nuhahawo nu ƒu, abe
alesi woƒoa ʋetsuviwo nu ƒu ene,
eye woaƒu du ɖe wo ŋu, abe alesi
abɔ tia kpoe ene. 5 Yehowa ɖo
kpo, elabena ele dzi me, eye wòtsɔ
nu dzɔdzɔe wɔwɔ kple dzɔdzɔe-
nyenye yɔ Zion taŋ; 6 eye dzi-
ɖedi, xɔname geɖe, nunya kple
sidzedze anɔ wò ŋkekewo me;
Yehowa-vɔvɔ̃ anye wò kesinɔnu.
7 Kpɔ ɖa, kalẽtɔwo le avi fam le
xexe, eye du nyui xɔlawo le avi
fam hehehe. 8 Ametoƒe zu gbe-
gbe, amea ɖeke megale mɔ dzi
tom o. Etu nubabla la, eɖi gbɔ i Zax. 12, 2.
duwo, eye amegbetɔ menye na-
neke le eŋku me o. 9 Anyigba
le nu xam wòte eŋu, ŋu kpe Li-
banon, eƒe lãme gbã, Saron zu
abe gbegbe ene, eye Basan kple
Karmel lũ xe. 10 Yehowa be: Azɔ
matso, azɔ matsi tre, azɔ matso
ɖe afɔ dzi. 11 Miefɔ gbe fuƒu ƒe
fu, eye ahɔ̃liti takpoe miadzi;
miaƒe gbɔgbɔ enye dzo, si afiã
mi. 12 Woamè dukɔwo abe aka-
lo ene, eye woatɔ dzo wo abe
[a]aŋɔka ene.
13 Mi didiƒewo, mise nusi me-
wɔ, mi kpuiƒewo, midze si nye
kalẽwɔwɔ! 14 Dzidzi ƒo nuvɔ̃wɔ-
lawo le Zion, ame vɔ̃ɖiwo ƒe lãme
ble fu: Mía dometɔ ka anɔ dzo
binu gbɔ, eye mía dometɔ ka anɔ
dzoxɔxɔ mavɔ gbɔ? 15 Amesi ƒe
zɔzɔme to mɔ ɖeka, eye eƒe nu-
ƒoƒo le eme, amesi tsri ŋutasesẽ
tsɔtsɔ kpɔ viɖee, amesi ʋuʋu eƒe
asi, be magaxɔ zãnunana o, amesi
xe eƒe towo, be magase hlɔ̃dodo
o, amesi miã eƒe ŋkuwo, be wo-
magakpɔ vɔ̃ɖiwɔwɔ o la,[e] 16 eyae
anɔ kɔkɔƒewo, mɔ̃ sesẽ, siwo le
agakpewo dzi la, anye eƒe bebeƒe,
woana aboloe, eye eƒe tsi mamie
o. 17 Wò ŋkuwo akpɔ [f]fia la le
eƒe atsyɔ̃ me, àkpɔ anyigba keke
la, 18 eye wò dzi abu ŋɔdziɣi la
ŋu bena: Afika agbalẽŋlɔla le, afika
nudala le, eye afika amesi xlẽ xɔ
tsralawo la le? 19 Màgakpɔ dukɔ
nyanyrã azɔ o, dukɔ, si ƒe [g]gbe-
gbɔgblɔ sesẽ, eye womate ŋu ase
eme o, woƒe aɖe kɔkɔna, eye gɔ-
mesesea ɖeke mele eŋu o. 20 Kpɔ
Zion, du, si nye míaƒe takpeƒe la
ɖa! Wò ŋkuwo akpɔ Yerusalem,
nɔƒe dedie la, agbadɔ, si woma-
kaka o, eƒe tsyotiwo maho o, eye
eƒe kawo katã matso akpɔ o.
21 Ke boŋ Yehowa enye ŋusẽ na
mí le afima, abe tɔsisi gã keke
le goawo kple eve me ene, esi
dzi atablukulawo mato o, eye
ʋu gãwo mazɔ o. 22 Elabena Ye-
howa enye míaƒe ʋɔnudrɔ̃la, Ye-
howa enye míaƒe aʋafia, Yehowa
enye míaƒe fia, eya aɖe mí. 23 Wò
atagbiwo me do agblɔ, womedzi
abalati la goŋgoŋ o, eye womehe
abala me o. Emegbe woamã abo-
yonu kple nuhaha; xɔdrɔ̃wo ke
hã aha nu. 24 Duametɔa ɖeke ma-
gblɔ be, yele [i]dɔ lém o; wotsɔ
vodada ke amesiwo le eme.

Mawu ƒe tohehe ʋɔnudodrɔ̃ eƒe dukɔ la ƒe futɔwo katã, vevitɔ Edom.

34. Mite va, mi dukɔwo, ne miase
nu, mi anyigba dzi dukɔwo,

mifu to anyi! Anyigba kple edzi
nuwo, xexeame kple edzi numie-
miewo katã nesee! 2 Elabena Ye-
howa do dɔmedzoe ɖe dukɔwo
katã ŋu kple dziku ɖe wofe aʋa-
kɔwo katã ŋu; edo busu wo, eye
wòtsɔ wo de asi, be woawu; 3 wo-
tsɔ wofe ame tsiaʋawo [a]xlã ɖe
anyi, wofe ame kukuwo fe ʋeʋẽ
de dzi, eye wofe ʋu na towo lólo
gbanaa. 4 Dzifo ŋu nuwo katã nu
ayi, woaŋlɔ [b]dzifowo, abe alesi
woŋlɔa agbalẽe ene, eye eŋu nu-
wo katã alé akpɔ̃, abe alesi aŋgba
yrɔna le weinka ŋu kple alesi
gboti fe aŋgba yrɔnae ene.
5 Elabena nye yi mu aha le
dzifo, eye wòge dze [e]Edom, dukɔ,
si medo busui la dzi hena ʋɔnu-
dɔdrɔ̃. 6 Ʋu fo Yehowa fe yi,
ami ɖoe, alẽviwo kple gbɔ̃tsuwo
fe ʋue, agbowo fe ayikuwo ŋu
mie; elabena Yehowa le vɔsa ŋke-
kenyuie dum le Bozra kple lãwu
ŋkekenyuie gã le Edom-nyigba
dzi. 7 Woawo kple tòwo siaa woa-
mũ adze anyi hekpe ɖe nyitsuwo
kple nyiwo ŋu, wofe anyigba ano
wofe ʋu, eye ami adzaba wofe
ke. 8 Elabena [h]hlɔ̃biagbe, tefe-
ɖoɖo fe fe wònye tso Yehowa gbɔ,
ne wòawɔ avu na Zion. 9 Efe
tɔʋuwo atrɔ zu aŋe, efe kewɔ azu
aŋɔ, eye efe anyigba azu aŋe bi-
dzo.[k] 10 Matsi o zã kple keli, eye
efe [l]dzudzɔ ade dzi tegbee, atsi
anyi gbegbee tso dzidzime yi dzi-
dzime, eye amea ɖeke mato edzi
akpɔ o tegbee. 11 Aluge kple hlɔ̃-
made anɔ edzi, eye adzexe kple
akpaviã atso afe ɖe edzi; ada dzi-
dzeka ɖe edzi, be wòazu gbegbe
kple nudakpe ɖe edzi, be wòazu
afeɖo. 12 Efe bubumewo maganɔ
afima atsɔ fiaɖufe la anɔ boblo
dome o, eye efe amegãwo katã
nu atso. 13 Aŋɔka amie ɖe efe
fiasãwo me kple dzawo kpakple
ŋuwo de efe mɔ̃ sesẽwo me, eye
wòazu [p]afe na amegãxiwo kple
kpɔtɔtɔ na goloviwo. 14 Gbedzi-
lãwo kple amegãxiwo ado go le
afima, azizãwo ayɔ wo nɔewo le
afima, eye gbetsiwo adzudzɔ le
afima, agbɔ ɖe eme bɔkɔɔ.[s] 15 Da-
kpui awɔ atɔ ɖe afima, aɖa azi
ahafo wo, eye wòafo viawo nu fu
ɖe efe vɔvɔli te; akagãwo sɔŋ afo
ta kpli ɖe afima. 16 Midzro Ye-
howa fe agbalẽ me, eye miaxlẽe:
Wo dometɔa ɖeke makpɔtɔ o, eye
womabu ɖe wo nɔewo o. Elabena
nye nue de se, eye nye gbɔgbɔe
fo wo nu fu. 17 Eyae dzidze nu
na wo, eye efe asie tsɔ dzidzeka
mãe na wo, anye wo tɔ tegbee,
eye woanɔ edzi tso dzidzime yi
dzidzime.

[a] 14, 19. [b] Nyaɖ. 6, 13. 14. [d] 32, 15. [e] Yer. 49, 7-22. [f] Heb. 12, 12. [g] Ps. 24, 1. [h] 13, 6. 9; 63, 4. [i] 29, 18; Mat. 11, 5. [k] Mo. 1. 19, 24. [l] Nyaɖ. 14, 11; 19, 3. [n] 41, 18. [o] 62, 10. [p] 13, 21. 22. [r] 51, 11; Ps. 126, 6; Nyaɖ. 21, 4. [s] Nyaɖ. 18, 2. [t] Fia. II. 18, 13 v. 37; Kron. II. 32, 1–19.

Mawu fe dukɔ la fe ŋutikɔkɔe le fukpekpewo megbe.

35. Gbegbe kple gbedadafo
akpɔ dzidzɔ, tagba atso
aseye, eye wòafo se abe dzogbe-
nya ene.[d] 2 Woafo se ake, eye
woatsɔ dzidzɔkpɔkpɔ kple aseye-
tsotso ase vivii. Woatsɔ Libanon
fe ŋutikɔkɔe, Karmel kple Saron
fe atsyɔ̃ nɛ. Woakpɔ Yehowa fe
ŋutikɔkɔe kple mía Mawu fe atsyɔ̃.
3 Mido ŋusẽ alɔ gblɔɖɔwo, eye
mide agbe klo beliwo me.[f] 4 Mi-
gblɔ na amesiwo fo dzi ɖe le la
be: Milé dzi ɖe fo, migavɔ̃ o!
Kpɔ ɖa, mía Mawu enye si! Hlɔ̃-
biabia gbɔna, Mawu fe tefeɖoɖo;
eya ŋutɔ gbɔna, ne wòaxɔ na mi.[g]
5 Ekema ŋkuagbãtɔwo fe ŋku aʋu,
eye tokunɔwo fe to aʋu;[i] 6 eke-
ma xodrɔ̃wo ati kpo abe zi ene,
eye adetututɔwo fe ade atso aseye;
elabena tɔ ŋɔ tso gbegbe, eye
tɔʋu tso tagba. 7 Bleziblezi azu
tá, eye kudidinyigba azu tsidzɔfe;
amegãxiwo nɔfe, afisi wotsyɔa akɔ
ɖo la, azu afla kple avàwo tefe.[n]
8 [o]Ametofe kple mɔ tata anɔ afima,
si woayɔ be „mɔ tata kɔkɔe.“ Ame
makɔmakɔa ɖeke mato edzi o;
woawo ɖeɖeko tɔ wòanye. Amesi
ke to edzi la, matra mɔ o, keke
gegemewo ke hã. 9 Dzataa ɖeke
manɔ afima o, lã wɔadãa ɖeke
manɔ edzi loo, alo woakpɔe le
afima o, eye ale amesiwo woɖe
la, woato edzi, 10 Yehowa fe
amesiwo wòxɔ fle la, atrɔ agbɔ,
eye woava Zion kple aseyetso-
tso, eye dzidzɔ mavɔ anɔ wofe
ta me; vivisese kple dzidzɔ asu
wo si, eye nuxaxa kple hũɖeɖe
abu ɖe wo.[r]

Sanxerib ɖe to ɖe Yerusalem ŋuti.

36. [t]Eye wòva me le fia Xiz-
kiya fe fe wuienelia me be,
Asur-fia Sanxerib ho ɖe Yuda-du
sesẽwo katã ŋu, eye wòxɔ wo.

2 Eye Asur-fia ɖo Rabsake kple
aʋakɔ gã aɖe tso Laxis ɖe fia Xiz-
kiya le Yerusalem, eye wòdze
aʋa ɖe dzigbeta ƒe tɔʋu to le
avɔnyãla ƒe agblemɔ to. 3 Tete
afenunɔla [a]Elyakim, Xilkiya vi,
kple agbalẽŋlɔla Sebna kpakple
Yoax, Asaf vi, fia ƒe tsiami, wodo
yi egbɔ. 4 Eye Rabsake gblɔ na
wo bena: Miɖagblɔ na Xizkiya
be: Ale [d]fia gã Asur-fia gblɔ esi:
Nuka ŋu gɔglɔ̃gɔe nèle dzi ɖom
ɖo? 5 Ɖe nèle bubum be, nu me
nya ƒuƒlu enye aɖaŋuɖoɖo kple
ŋusẽ hena aʋawɔwɔa? Ameka ŋu
gɔ̃e nèle ŋu ɖom ɖo, be nèdze
aglã ɖe ŋunye? 6 Azɔ èle dzi ɖom
ɖe aƒla ŋeŋe sia, si nye Egipte
la ŋu, esi ne amea ɖe ziɔ ɖe eŋu
la, wòŋɔa asi nɛ ﬂo la; alea Egipte-
fia Farao le na amesiwo katã le
dzi ɖom ɖe eŋu la! 7 Ke ne àgblɔ
nam be: Yehowa, mía Mawu la
ŋue míele dzi ɖom ɖo la, ɖe me-
nye eya ƒe nuxeƒewo kple vɔ-
samlekpuiwo Xizkiya ɖe ɖa he-
gblɔ na Yuda kple Yerusalem be-
na: Mido gbe ɖa le vɔsamlekpui
sia ŋgɔ oa? 8 Azɔ mia kple nye
afetɔ Asur-fia mitso gbe, eye ma-
tsɔ sɔ akpe eve na wò, be àte ŋu
akpɔ sɔɖolawo aɖo wo dzi hã?
9 Màte ŋu asi aʋafia ɖeka, si
nye nye afetɔ ƒe dɔlawo dometɔ
suetɔ hã o, hafi nèle dzi ɖom ɖe
Egipte ŋu le tasiaɖamwo kple sɔ-
ɖolawo taa? 10 Azɔ ɖe Yehowa
megbee meto ho ɖe anyigba sia
ŋu, be magblẽe loo? Yehowa ye
gblɔ nam be: Ho ɖe anyigba sia
ŋu nagblẽe!
11 Tete Elyakim, Sebna kple
Yoax wogblɔ na Rabsake bena:
Ƒo nu kple wò dɔlawo ɖe Aram-
gbe me, elabena míesenɛ; ke me-
gaƒo nu kpli mí le Yuda-gbe me
ɖe dukɔ, si le glia dzi la ƒe to
me o. 12 Rabsake ɖo ŋu bena:
Mia kple wò afetɔ gbɔe nye afetɔ
dɔm ɖo, be magblɔ nya siawoa?
Ɖe menye ŋutsu, siwo bɔbɔ nɔ
glia dzi, be woaɖu woawo ŋutɔwo
ƒe mī, eye woano woƒe aduɖɔ kpli
mi la gbɔe oa? 13 Tete Rabsake
te va do ɣli sesĩe le Yuda-gbe
me gblɔ bena: Mise fia gã, Asur-
fia ƒe nya! 14 Ale fia la gblɔ esi:
Migana Xizkiya nanɔ mia ﬂum o,
elabena mate ŋu aɖe mi o! 15 Mi-
gana Xizkiya natsɔ Yehowa anɔ
dzi dem ƒo na mi ahanɔ gbɔgblɔm
be: Yehowa aɖe mí vavã, eye
womatsɔ du sia ade asi na Asur-
fia o. 16 Miganɔ to ɖom Xizkiya
o; elabena ale Asur-fia gblɔ esi:
Mibla nu kplim, eye mido va gbɔ-
nye, eye [b]mia dome amesiame naɖu
eƒe weintsetse, amesiame naɖu eƒe
gbotitsetse, eye amesiame nano
eƒe vudo me tsi, 17 vasede esime
mava akplɔ mi ayi anyigba, si le
abe mia tɔ ene la dzi, anyigba,
si dzi bli kple wein le, anyigba,
si dzi abolo kple atibɔwo le. 18
Migana Xizkiya nanɔ mia blem
anɔ gbɔgblɔm be: Yehowa aɖe
mi o! Ɖe [e]dukɔwo ƒe mawuwo
dometɔa ɖe te ŋu ɖe eƒe anyigba
tso Asur-fia si mea? 19 Afika Xa-
mat kple Arpad ƒe mawuwo le?
Afika Sefarwayim ƒe mawuwo
le? Ɖe wote ŋu ɖe Samaria tso
asinye mea? 20 Anyigba siawo
ƒe mawuwo katã dometɔ kae ɖe
eƒe anyigba tso asinye me, ne
Yehowa naɖe Yerusalem atso
asinye me?
21 Ke wozi kpi, womeɖo nyaa
ɖeke ŋu nɛ o. 22 Tete afenunɔla
Elyakim, Xilkiya vi, kple agbalẽ-
ŋlɔla Sebna kpakple Yoax, Asaf
vi, fia ƒe tsiami, wole awu vuvu-
wo me va Xizkiya gbɔ, eye wo-
gblɔ Rabsake ƒe nyaawo nɛ.

**Woɖu Sanxerib dzi le Xizkiya ƒe gbedodoɖa ta le zã ɖeka me.**

37 [f]Eye wòva me, esi fia Xiz-
kiya see la, [g]edze eƒe awu-
wo, eye wòta akpanya heyi Yeho-
wa ƒe me. 2 Eye wòɖo afenunɔla
Elyakim kple agbalẽŋlɔla Sebna
kpakple nunɔlawo ƒe ame tsitsiwo,
amesiwo ta akpanya la, ɖe nya-
gblɔɖila Yesaya, Amoz vi la gbɔ
3 wogblɔ nɛ bena: Ale Xizkiya gblɔ
esi: Egbe enye xaxa-, tohehe- kple
vlodogbe. Elabena viwo ɖo dzi-
dzi me, ke ŋusẽ meli woadzi wo
o. 4 Ɖewohĩ Yehowa, wò Mawu la,
se Rabsake ƒe nya, siwo eƒe afetɔ
Asur-fia de esi ɖo ɖa, be wòatsɔ
aɖe alɔme le Mawu gbagbe la ŋui,
eye Yehowa, wò Mawu la, ahe to
nɛ le nya, si wose la ta; eyata
do gbe ɖa ɖe ame mamlea, siwo
li la ta. 5 Tete fia Xizkiya ƒe dɔ-
lawo va Yesaya gbɔ. 6 Eye Ye-

a 22, 20.
b Fia. I. 5, 5; Mi. 4, 4.
d kp. 18.
e 10, 10; 37, 12.
f Fia. II. 19; Kron. II. 32, 20 v. 28.
g Mo. I. 37, 29.

saya gblɔ na wo bena: Ale mia-
ɖagblɔ na miaƒe aƒetɔ enye si:
Yehowa ƒe gbe enye si: Migavɔ̃
nya, siwo Asur-fia ƒe ɖekakpuiwo
tsɔ ɖe alɔme le ŋunye nèse la o.
7 Kpɔ ɖa, made gbɔgbɔa ɖe eme,
eye mana wòase nyaa ɖe ahagbu-
gbɔ ayi eƒe anyigba dzi, eye ma-
na wòatsi yi nu le eƒe anyigba dzi.
8 Esi Rabsake gbugbɔ la, ekpɔ
Asur-fia wòle aʋa wɔm kple Lib-
na, elabena ese be, eho tso Laxis.
9 Eye esi wòse le Kus-fia Tirha-
ka ŋu be, eho, be yeawɔ aʋa kplii
la, egadɔ ame ɖo ɖe Xizkiya, ne [a] 14, 8.
woagblɔ nɛ bena: 10 Ale miagblɔ
na Yuda-fia Xizkiya enye si: Me-
gana wò Mawu, si ŋu nèle dzi ɖom
ɖo la, nanɔ fluwòm, eye nanɔ gbɔ-
gblɔm be, womatsɔ Yerusalem
ade asi na Asur-fia o. 11 Kpɔ ɖa,
wò ŋutɔ èse nusi Asur-fiawo wɔ
anyigbawo katã, eye wotsrɔ̃ wo
gbidigbidi, eye woaɖe wò ya?
12 Ðe dukɔ, siwo fofonyewo tsrɔ̃:
Gozan, Xaran, Rezef kple Eden-
viwo, siwo le Telasar la ƒe ma-
wuwo de woa?[b] 13 Afika Xamat- [b] 36, 18.
fia, Arpad-fia kple du Sefarwa-
yim, Hena kple Iwa ƒe fia le?
14 Esi Xizkiya xɔ agbalẽa le
dɔlawo si, eye wòxlẽe la, eyi Ye- [d] Mo.V. 32, 27.
howa ƒe me, eye Xizkiya kekee
ɖe Yehowa ŋku me. 15 Eye Xiz-
kiya do gbe ɖa na Yehowa gblɔ
bena: 16 Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu, wò amesi nɔa Kerubi-
wo dzi, wò ɖeka koe nye Mawu
ɖe anyigba dzi fiaɖuƒewo katã dzi,
wòe wɔ dziƒo kple anyigba. 17 Ye-
howa, ƒu to anyi, ne nase nu, Ye-
howa, ke ŋku, ne nakpɔ nu, eye
nase nya, siwo katã Sanxerib ɖo
ɖa, be yeatsɔ aɖe alɔme le Mawu [e] 27, 6.
gbagbe la ŋui! 18 Yehowa, Asur-
fiawo tsrɔ̃ dukɔwo kple woƒe anyi-
gbawo vavã, 19 eye wotsɔ woƒe
mawuwo de dzo me, elabena me-
nye mawuwo wonye o, ke boŋ
amegbetɔwo ƒe asinuɖɔwɔwɔwoe,
ati kple kpe wonye, eyata wotsrɔ̃
wo ɖo. 20 Azɔ Yehowa, mía Ma-
wu, ɖe mí tso esi me, [f]ne anyi- [f] 40, 5.
gba dzi fiaɖuƒewo katã nadze sii
be, wò ɖeɖe koe nye Yehowa.
21 Tete Yesaya, Amoz vi la, ɖo
ame ɖe Xizkiya gblɔ bena: Ale
Yehowa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Gbe, si nèdo ɖa nam le Asur-
fia Sanxerib ŋuti la, mesee. 22 Ale
Yehowa gblɔ ɖe eŋu enye si: Ðe-
tugbi, Zion-nyɔnuvi, ɖe alɔme le
ŋuwò, eye wòko wò, Yerusalem-
nyɔnuvi ʋuʋu ta ɖe yowòme.
23 Ameka nèdo vloe, eye ameka
ŋu nèɖe alɔme le? Ameka ta nè-
do ɣli ɖo, eye ameka ŋu nèwu wò
ŋkuwo dzi ɖo? Ðe Israel ƒe Kɔ-
kɔetɔ la ŋu loo! 24 Eɖe alɔme le
Aƒetɔ la ŋu to wò dɔlawo dzi
gblɔ bena: Metsɔ nye tasiaɖam
geɖeawo va towo ta me, vaseɖe
Libanon ƒe tsutsuẽƒe ke, eye melã
eƒe [a]sederti kɔkɔwo kple eƒe se-
sewu nyuitɔwo, eye meɖe eƒe kɔ-
kɔƒe kekeake kple eƒe abɔ me ti
dodowo gbɔ. 25 Meɖe vudo heno
tsia, eye metsɔ nye afɔfome na
Egipte-tɔsisiwo katã mie. 26 Mè-
see kpɔ be, tso tititi ke mewɔe,
eye meɖoe tso gbaɖegbe ke oa?
Azɔ mena wòva me be, nagblẽ du
sesẽwo woazu anyiglãgo; 27 wo
me nɔlawo ƒe lãme natu, dzi naɖe
le wo ƒo, eye ŋu nakpe wo woa-
nɔ abe agble me ma, gbe mumu,
xɔtagbe kple bli, si tsi to nu la
ene. 28 Menya wò anyinɔnɔ, wò
yiyi kple wò gbɔgbɔ kple wò agbo-
dzedze ɖe ŋunye. 29 Esi nèdze
agbo ɖe ŋunye, eye wò [d]dáda va
nye to me ŋuti la, eyata matsɔ
nye ga ade ŋɔti na wò, eye made
nye numega nu na wò ahakplɔ wò
agbugbɔ ato mɔ, si dzi nèto va
la. 30 Esia anye dzesi na wò:
Le ƒe sia me la miaɖu nusiwo mie
dzro le wo ɖokui si, le ƒe evelia
me la miaɖu flumenu, eye le ƒe
etɔ̃lia me la miaƒã nu aŋe nu, eye
miaɖe weingblewo aɖu wo me
kutsetsewo. 31 Yuda ƒe aƒe la ƒe
ame mamlea, siwo woɖe la, [e]aɖe
ke aɖo ta to me, eye woatse ku ɖe
dzi me. 32 Elabena ame susɔeawo
aɖo tso Yerusalem, eye amesiwo
woɖe la, atso Zion-to la dzi; Ye-
howa Zebaot ƒe ŋuʋaʋã la le esia
wɔ ge. 33 Eyata ale Yehowa gblɔ
ɖe Asur-fia ŋu enye si: Mava du
sia me o, eye mada aŋutrɔ ɖe eme
o, matsɔ akpoxɔnu ate ɖe eŋu o,
eye maƒu kpo ɖe eŋu o. 34 Agbu-
gbɔ ato mɔ, si dzi wòto va, eye
mava du sia me o; Yehowa ye
gblɔe! 35 Makpɔ du sia ta, eye
maɖee le nye ŋutɔ kple nye dɔla
Dawid ta.

36 Tete Yehowa ƒe dɔla do ɖa-
wu ame akpe alafa ɖeka kple bla-
nyi vɔ atɔ̃ le Asurtɔwo ƒe asaɖa
me. Eye esi wofɔ le ŋdi kanya
la, kpɔ ɖa, wo katã wozu ame ku-
kuwo sɔŋ.[d] 37 Tete Asur-fia San-
xerib ho gbugbɔ dzo yi aƒe, eye
wòɖanɔ Ninive. 38 Eye wòva me,
esime wòle gbe dom ɖa le eƒe
mawu Nisrox ƒe me la, via Adra-
melex kple Sarezer wowui kple
yi hesi yi Ararat-nyigba dzi; eye
via Esar-Xadon zu fia ɖe eteƒe.

Xizkiya ƒe dɔ sesẽ lɛ̃le, hayahaya kple akpedaha dzidzi.

38. [e]Le ŋkeke mawo me la
Xizkiya lé kudɔ. Eye nya-
gblɔɖila Yesaya, Amoz vi la, va
egbɔ gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Ðɔ wò aƒe ɖo, elabena
èle kuku ge, eye mèle agbe nɔ
ge o. 2 Tete Xizkiya trɔ mo ɖe
gli ŋu hedo gbe ɖa na Yehowa
3 gblɔ bena: Oo Yehowa, ɖo ŋu,
alesi metsɔ nyateƒe kple [g]dzi bli-
bo zɔ le ŋkuwò me, eye mewɔ nu
nyui le ŋkuwò me. Eye Xizkiya
fa avi kple ɣli. 4 Tete Yehowa
ƒe gbe va Yesaya gbɔ bena: 5 Yi
naɖagblɔ na Xizkiya be: Ale Ye-
howa, fofowò Dawid ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Mese wò kokofofo, eye
mekpɔ wò aɖatsiwo; kpɔ ɖa, ma-
tsɔ ƒe wuiatɔ̃ akpe ɖe wò ŋkeke-
wo ŋu. 6 Maɖe mia kple du sia
tso Asur-fia si me, eye makpɔ du
sia ta. 7 Eye esia anye dzesi na
wò tso Yehowa gbɔ be, Yehowa
le nya, si wògblɔ la, dzi wɔ ge:
8 Kpɔ ɖa, mana vɔvɔli nagbugbɔ
ɖe megbe ɖoƒe ewo tso Axab ƒe
ɣega ƒe ɖoƒe, si wòle la dzi; tete
ɣe gbugbɔ ɖe megbe tso ɖoƒe,
si wòle la, ɖoƒe ewo.
9 Yuda-fia Xizkiya ƒe nuŋɔŋlɔ
enye si, esime wòlé dɔ, eye dɔ
la vɔ nɛ: 10 Megblɔ be, mage ɖe
tsieƒe ƒe agbowo me le nye ŋke-
kewo ƒe gbɔɖemeɣi; woɖa adzɔ
nye ƒe susɔea le asinye! 11 Me-
gblɔ be: Nyemagakpɔ Yehowa,
Yehowa le [k]agbagbeawo ƒe anyi-
gba dzi o, eye nyemagakpɔ ame-
gbetɔ le tsieƒenɔlawo dome o.
12 Wogbã nye nɔƒe, eye wòte ɖa
le gbɔnye abe lãkplɔviwo ƒe agba-
ɖɔ ene. Meŋlɔ nye agbe, abe alesi
avɔlɔ̃la wɔna ene; ètsom le avɔ-

[a] Hi. 7, 6.
[b] Hi. 10, 16.
[d] 17, 14; 21, 8.
[e] kp. 1–8. 21. 22 kpɔ Fia. II. 20, 1–11; Kron. II. 32, 24.
[f] Ps. 38, 1. 2; Mi. 7, 18. 19.
[g] Fia. II. 18, 3-6.
[h] Ps. 6, 6.
[i] Fia. II. 20, 12 v. 19; kpɔ Kron. II. 32, 25–31.
[k] Ps. 27, 13.

tsitsi ŋu, eye nèna wòvɔ nam le
ŋkeke me, hafi zã va do.[a] 13 Medo
boboe vaseɖe ŋdi; ègbã nye ƒu-
wo katã abe [b]dzata ene, eye nèna
wòvɔ nam le ŋkeke me, hafi zã
va do. 14 Mele fafàm abe sagba-
dre kple tsãlɛ ene, eye mele xɔ-
xlɔ̃m abe ahɔne ene; nye ŋkuwo
le dzi kpɔm nu te wo ŋu; Yeho-
wa, meɖo xaxa me, xɔ nya ɖe
nunye! 15 Nya ka magblɔ, esi
nèɖo ŋugbe nam, eye nèwɔ edzi?
Mazɔ kpookpookpoo le nye ƒewo
katã me, le nye luʋɔ ƒe nuxaxa
megbe. 16 Aƒetɔ, esia nu ame nɔa
agbe ɖo, eye esia nu nye gbɔgbɔ
le agbe ɖo blibo; eyata ɖa gbe le
ŋunye, eye na manɔ agbe! 17 Kpɔ
ɖa, veve zu xɔname nam, ètsɔ lɔlɔ̃
he nye luʋɔ tso gbegblẽ ƒe ɖo
me, elabena [f]ètsɔ nye nuvɔ̃wo
katã ƒu gbe ɖe megbewò. 18 Ela-
bena tsieƒe mada akpe na wò o,
ku saɖagatsi makafu wò o, eye
amesiwo yi aʋli me la, makpɔ mɔ
na wò nyateƒe o.[h] 19 Agbagbea,
agbagbea koe akafu wò, abe alesi
mele wɔwɔm egbe sia ene; fofo
ɖea wò nyateƒe fiaa viwo. 20 Ye-
howa le xɔxɔ ge nam, eyata mina
míaƒe saŋkuwo naɖi le Yehowa
ƒe me le míaƒe agbe me ŋkekewo
katã me.
21 Eye Yesaya be, woatsɔ gbo-
titsetsebolo ava ɖo ƒoƒoeawo dzi,
ne wòahaya. 22 Eye Xizkiya gblɔ
be: Nuka nye dzesi be, mayi Ye-
howa ƒe me?

Wotsɔ toheɦe ɖo ŋɔdzi na Xizkiya le eƒe yakanuwɔwɔ ŋuti.

39. [i]Xemaɣi Babel-fia Meroda x-
Baladan, Baladan vi, ɖo a-
gbalẽ kple nunanawo ɖe Xizkiya,
esime wòse be, elé dɔ wòvɔ nɛ. 2
Eye Xizkiya kpɔ dzidzɔ le nusiawo
ŋuti, eye wòfia eƒe kesinɔnu dzra-
ɖoƒe, klosalo kple sika, atike ʋe-
ʋẽe kple ami xɔasi kple eƒe aʋa-
wɔnuxɔ blibo la kpakple nusiwo
katã le eƒe kesinɔnu dzraɖoƒe la
wo; naneke meli, si Xizkiya me-
tsɔ fia wo le eƒe me kple fiaɖuƒe
blibo la me o. 3 Tete nyagblɔ-
ɖila Yesaya va fia Xizkiya gbɔ
gblɔ nɛ bena: Nya ka ŋutsu sia-
wo gblɔ, eye afika wotso va gbɔ-
wò? Xizkiya ɖo ŋu bena: Didiƒe
wotso va gbɔnye, tso keke Babel

ke. 4 Eye wògblɔ bena: Nuka
wokpɔ le aƒewò me? Xizkiya ɖo
ŋu bena: Wokpɔ nusiwo katã le
aƒenye me, naneke mele nye ke-
sinɔnu dzraɖoƒe la, si nyemetsɔ fia
wo o. 5 Eye Yesaya gblɔ na Xiz-
kiya bena: Se Yehowa Zebaot ƒe
nya: 6 Kpɔ ɖa, ŋkekewo li gbɔ-
na, esiwo me woalɔ nusiwo katã
le aƒewò me kple nusiwo katã fofo-
wòwo tu ɖo vaseɖe egbe la, ayi
Babel, naneke makpɔtɔ o, Yeho-
wa ye gblɔe! 7 Eye woakplɔ vi-
wòŋutsu, siwo ado tso wò ali me,
esiwo dzi ge nala la dometɔa
ɖewo woaɖanye nudzikpɔlawo le
Babel-fia ƒe me. 8 Xizkiya ɖo ŋu
na Yesaya be: Yehowa ƒe gbe, si
nèƒo la, enyo. Eye wògagblɔ be-
na: Ne ŋutifafa kple nyateƒe le
nye ŋkekewo me ko!

Afetɔ la ava ɖe eƒe dukɔ la.

40. Mifa akɔ, mifa akɔ na nye
dukɔ, mia Mawu la gblɔe!
2 [e]Miɖe dzi ƒo na Yerusalem be,
eƒe ʋaʋawɔdɔ la wu enu, eye woxe
eƒe vodada ŋu fe, elabena exɔ [f]te-
feɖoɖo eve nu tso Yehowa gbɔ
ɖe eƒe nuvɔ̃wo katã ta. 3 Miƒu
to anyi, gbeƒãɖelaa ɖe ƒe gbe enye
si: Mita mɔ ɖe gbe dzi na Yeho-
wa, eye miwɔ mɔwo dzɔdzɔe ɖe
gbegbe na mia Mawu la![h] 4 Ba-
limewo katã akɔ kpo, eye to kple
togbɛwo katã anyẽ ɖe eme, kpɔ-
ƒeewo azu zɔzrɔ̃e, eye kɔwo asɔ
kple anyigba, 5 ne Yehowa ƒe ŋu-
tikɔkɔe naɖe eɖokui afia, eye ŋu-
tilãwo katã nakpɔe; elabena Ye-
howa ƒe nue gblɔe. 6 Miƒu to anyi,
amea ɖe le gbɔgblɔm be: Ɖe
gbe ƒã! Tete megblɔ be: Nya ka
tsɔ ge mala aɖe gbe ƒã lae?
[i]Ŋutilãwo katã le abe gbe ene,
eye woƒe atsyɔ̃ le abe seƒoƒo le
gbe me ene. 7 Gbe ƒuna, eye se-
ƒoƒo yrɔna, elabena Yehowa ƒe
gbɔgbɔ gbɔ ɖee. Nyateƒe, gbe
enye dukɔ la! 8 Gbe ƒuna, eye
seƒoƒo yrɔna, ke [l]mia Mawu ƒe
nya anɔ anyi tegbee. 9 Zion, wò
du nyui xɔla, lia to kɔkɔ la; wò
Yerusalem, du nyui xɔla, kɔ wò
gbe dzi sesĩe; kɔe dzi megavɔ̃ o,
eye gblɔ na Yuda-duwo bena:
Kpɔ ɖa, mia Mawu enye si! 10 Kpɔ
ɖa, Afetɔ Yehowa gbɔna kple ŋu-
sẽ, eye eƒe alɔ aɖu fia ɖe enu.
Kpɔ ɖa, eƒe fetu kpe ɖe eŋu, eye
eƒe teƒeɖoɖo le eŋgɔ.[a] 11 Anyi
eƒe alẽhawo abe alẽkplɔvi ene,
alé alẽviawo ɖe abɔ dome, eye
wòakɔ wo ɖe akɔnu, eye wòakplɔ
vinɔwo ɖɔɖɔɖɔ.[b]
12 Ameka tsɔ asiʋlo dzidze tsii.
eye wòdzidze asi ɖe dziƒo ŋu?
Ameka tsɔ nudonui do anyigba
dzi kee, etsɔ nudanu da to, eye
wòda togbɛwo le nudagbɛ me?
13 Ameka nya ta le Yehowa ƒe
gbɔgbɔ nu, eye ameka nye eƒe
adaŋudela, si fia nui?[d] 14 Ameka
wòde adaŋu kplii, be wòafia nu-
nyae, eye wòafia nui le nu dzɔ-
dzɔe ƒe mɔ ŋu, wòafia sidzedzee,
eye wòaɖe gɔmesese ƒe mɔ afiae?
15 Kpɔ ɖa, dukɔwo le abe tsi toŋ-
toŋ le ze ŋu ene, wobu wo abe
ʋuʋudedi le nudanu ŋu ene; kpɔ
ɖa, edo ƒukpowo abe kekui ko
ene! 16 Libanon ƒe atiwo mesɔ
gbɔ hena dzoɖoɖo o, eye edzi lã-
wo mesɔ gbɔ hena numevɔsa o.
17 Dukɔwo katã mele ɖeke me
le eŋku me o, ebu wo abe nu ma-
ɖinui kple tofloko ene.
18 Amekae miebe, yewoabu ɖe
Mawu ŋu, eye nɔnɔme ka miebe,
yewoatsɔ asɔ kplii?[g] 19 Adaŋua
kɔa legba, nutula faa sika ɖe eŋu,
eye wòdea klosalo kɔsɔkɔsɔwo
eŋu. 20 Amesi ɖo ko, be mate ŋu
ana nu o la, tiaa ati, si manyunyɔ o
la, na eɖokui, eye wòdia aɖaŋutɔ
nyanua ɖe, amesi aɖo legba la
anyi maʋuʋu o. 21 Miele nu nyam
oa? Miele nu sem oa? Ɖe wome-
toe na mi tso gɔmedzedzea ke
oa? Ɖe mielė ŋku ɖe anyigba ƒe
agunu ŋu oa? 22 Eya, amesi le xe-
xeame godoo ta me, eye eme nɔla-
wo le dzedzem abe ʋetsuviwo ene;
eya, amesi [k]he dziƒo me abe avɔ
beli ene, eye wòkekee abe agba-
dɔ ene, be yeanɔ eme; 23 eya,
amesi na amegãwo zu nu maɖinui,
eye anyigba dzi ʋɔnudrɔ̃lawo zu
tofloko. 24 Womekpɔ do wo o,
womekpɔ ƒã wo o, woƒe ati me-
kpɔ ƒo ke ɖe to o, tete wògbɔ ɖe
wo, woƒu, eye ahom lɔ wo ɖe nu
abe gbe ƒuƒu ene.
25 Kɔkɔetɔ la be: Ameka ŋu
miebe, yewoatsɔm aɖoe, ne masɔ
kplii? 26 Miƒɔ mo dzi, ne miakpɔ
nu! Ameka wɔ nusiawo, eye wò-
kplɔa eŋu nuwo doa goe ɖedie?

a 62, 11.
b Yoh. 10, 11. 12.
d Kor. I. 2, 16; Ro. 11, 34.
e Hos. 2, 16.
f Zax. 9, 12.
g 44, 9—20; Do. 17, 29.
h Lu. 3, 4—6; Yoh. 1, 23.
i Pet. I. 1, 23-25; Yak. 1, 10. 11; Ps. 90, 5. 6.
k Ps. 104, 2.
l Ps. 119, 89; Lu. 21, 33.

Eyɔa wo katã [a]ŋkɔ, eye wo do-
metɔa ɖeke mesusɔna o le eƒe
ŋusẽ geɖe kple alɔkame sesẽ la
nu. 27 Yakob, nukaŋuti nèle nu
ƒom, Israel, nèle gbɔgblɔm be:
Nye mɔ ɣla ɖe Yehowa, eye nye
nya dzɔdzɔe to nye Mawu ŋu yi?
28 Mènyae, eye mèsee kpɔ be,
Mawu mavɔ enye Yehowa, amesi
[d]wɔ anyigba ƒe mlɔeanuwo oa?
Nu metia kɔ nɛ o, ɖeɖi metea eŋu
o, eye eƒe [e]nunya ƒe ta metsɔ o.
29 Eyae naa lãmesesẽ amesiwo
ŋu ɖeɖi te, eye wònaa ŋusẽ geɖe
ame beliwo. 30 Nu tia kɔ na ɖe-
kakpuiwo, eye ɖeɖi tea wo ŋu,
eye ŋutsuwo dzea anyi; 31 ke ŋu-
sẽ yeye ɖoa amesiwo kpɔa mɔ
na Yehowa ya ŋu, woɖɔa li ƒu
abe [g]hɔ̃ ene, woƒua du metia wo
o, wozɔa azɔli ɖeɖi metea wo ŋu o.

Mawu ana akɔfafa eƒe dɔla kple hiãtɔwo;
ke ado ŋukpe trɔ̃subɔlawo.

41. Mi ƒukpowo, mimiã nu le ŋku-
nye me, ŋusẽ yeye neɖo du-
kɔwo ŋu; woate va, hafi woafo
nu; mina míaƒo ta kpli ayi ʋɔnu.
2 Ameka nyɔ amesi yome xɔna-
me le kplikplikpli la, tso ɣedzeƒe?
Ameka tsɔ dukɔwo de asi le eŋku
me, eye wòna wonyã avuzi le
fiawo dzi? Ameka na woƒe yi zu
abe ke ene, eye woƒe datiwo le
abe tsro, si ʋu ya ene?[h] 3 Eti
wo yome, eto mɔ, si dzi eƒe afɔ
meto kpɔ o, ke naneke mewɔe o.
4 Ameka wɔe heƒoe wòɖe go?
Eya, amesi yɔ ƒomewo tso gɔme-
dzedzea me ke lae. Nye Yehowa
enye [k]gbãtɔ, eye alea ke mele na
ame mlɔeawo! 5 Ƒukpowo kpɔe,
eye dzidzi ƒo wo, anyigba ƒe mlɔe-
nuwo dzo nyanyanya; woƒo ta
kpli heva. 6 Wokpe ɖe wo nɔewo
ŋu, eye amesiame gblɔ na nɔvia
be: Lé dzi ɖe ƒo! 7 Aɖaŋua ɖe
dzi ƒo na sikanutula, amesi ƒoa
ga gbabɛ la, de dzi ƒo na zũɖala
hegblɔ be: Wotsiãe nyuie. Tete
woƒo gatagbadzɛ ɖee, be maga-
ʋã o.
8 Ke wò, nye [l]dɔla Israel, Ya-
kob, amesi metia, [n]xɔ̃nye Abra-
ham ƒe ƒome, 9 wò, amesi melé
tso anyigba ƒe mlɔenuwo, eye
meyɔ wò tso eƒe dzogoewo dzi
hegblɔ na wò be: Nye dɔla nè-
nye, metia wò, eye nyemegbe wò
o; 10 megavɔ̃ o, elabena meli
kpli wò; ŋɔ megadzi wò o, ela-
bena nyee nye wò Mawu, mali ke
wò, makpe ɖe ŋuwò, eye matsɔ
nye xɔname ƒe nuɖusi alé wò.[b]
11 Kpɔ ɖa, ŋukpe kple vlododo
ava amesiwo katã do dɔmedzoe
ɖe ŋuwò la dzi, wò ketɔwo atsrɔ̃,
eye wo nu ayi. 12 Àdi amesiwo le
dzre wɔm kpli wò la, ke màkpɔ
wo o, amesiwo le aʋa wɔm kpli
wò la, azu tofloko agazui ɖe dzi.
13 Elabena nye Yehowa, wò Ma-
wu, amesi le gbɔgblɔm na wò be,
megavɔ̃ o, makpe ɖe ŋuwò lae
lé wò nuɖusi ɖe asi. 14 Wò, nyẽ-
vi Yakob, wò, ha sue Israel, me-
gavɔ̃ o! [f]Makpe ɖe ŋuwò, Yeho-
wa ye gblɔe; wò xɔnametɔ enye
Israel ƒe kɔkɔetɔ la. 15 Kpɔ ɖa,
matsɔ wò awɔ lufotasiaɖam yeye
ɖaɖɛ, si nu dɔ geɖe le. Àfanya
towo, àgbã wo gudugudu, eye àwɔ
togbɛwo abe tsro ene. 16 Àgbɔ
wo, ya alɔ wo ɖe nu, eye ahom
aka wo ahlẽ; ke wò la àtso aseye
ɖe Yehowa ŋu, eye àƒo adegbe
ɖe Israel ƒe kɔkɔetɔ la ŋu. 17 Ame
dahewo kple hiãtɔwo, siwo le tsi
dim, ke ɖeke meli o, eye woƒe
aɖe ƒu le tsikɔwuame ta la, nye
Yehowa makpe ɖe wo ŋu, nye
Israel ƒe Mawu, nyemagblẽ wo
ɖi o. 18 Maʋu go tɔsisiwo le to
feflewo ta me, eye tsidzɔƒe ano
balimewo; mana gbegbe nazu tá,
eye tsi naɖo bababa le kuɖiɖinyi-
gba dzi.[i] 19 Mado sederti, xe, gbe-
miti kple amiti ŋutɔ ɖe gbe dzi,
eye mado sesewu, fɔfɔli kple kpo-
mi siaa ɖe gbegbe; 20 ne woa-
kpɔe, eye woadze sii, wòaɖe dzi-
gbɔ na wò, eye woanyae be, Ye-
howa ƒe asie wɔ esia, Israel ƒe
kɔkɔetɔ lae wɔe.
21 Yehowa be, mihe miaƒe dzre-
nyawo vɛ, Yakob ƒe fia la be, mi-
he miaƒe ɖokuitaʋlinyawo vɛ.
22 Woate va, ne woagblɔ nusi
gbɔna dzɔdzɔ ge la, na mí. Ka-
woe nye tsãtɔwo? Migblɔe, ne
míalé ŋku ɖe woawo kple woƒe
nuwuwu ŋu, alo mina míase nusi
le dzɔdzɔ ge la.[o] 23 Migblɔ nusi
gbɔna dzɔdzɔ ge la, ne míadze
sii be, mawuwo mienye; miwɔ
nyuie alo vɔ̃a ɖe, ekema míaƒe nu
aku, eye mí katã míakpɔe kple
ŋku. 24 Kpɔ ɖa, miele ɖeke me

a Ps. 147, 4.
b 43, 1.
d 45, 12.
e kp. 13.
f 43, 3.
g Ps. 103, 5.
h kp. 26; 44, 28; 45, 1. 13; 46, 11; 48, 14. 15.
i 35, 1. 7; 43, 20.
k 44, 6; 48, 12; Nyad. 1, 8. 11. 17.
l 43, 10; 42, 19; 44, 1. 21; 45, 4; kpɔ 42, 1.
n Yak. 2, 23.
o 43, 8. 9; 44, 7.

o, eye tofloko enye miaƒe dɔwɔ-
wɔ; amesi tia mi la, ŋunyɔ wò-
nye! 25 Menyɔ amea ɖe tso anyie-
he wòva, amesi aɖe gbe ƒã nye
ŋkɔ la, tso ɣedzeƒe; azɔ anyigba-
nunɔlawo dzi abe anyi me ene,
eye abe alesi zemela nyãa tsui
ene. 26 Ameka gblɔe tso gɔme-
dzedzea me, ne míadze sii, eye
ameka gblɔe tso gbaɖegbe, ne
míagblɔ be, etɔ dzɔ? Amea ɖeke
megblɔe o, amea ɖeke mena wo-
see o, eye amea ɖeke mese mia-
ƒe nyawo o. 27 Nyee nye ame
gbãtɔ gblɔ na Zion be: Kpɔ ɖa,
woawoe nye esi! Eye meɖo [b]du
nyui xɔlawo ɖe Yerusalem. 28
Metsa ŋu, ke amea ɖeke meli o;
aɖaŋuɖolaa ɖeke mele wo dome,
ne mabia nyae wòaɖo eŋu o.
29 Kpɔ ɖa, wo katã mele ɖeke
me o, nu dzodzroa enye woƒe
dɔwɔwɔ, ya kple tofloko enye
woƒe [d]legbawo.

a 41, 2. 27.
b Mat. 23, 34.
d Ps. 96, 5.

**Mesia enye kekeli na trɔ̃subɔlawo kple kplɔla na dukɔ ŋkuagbãtɔ la.**

**42.** Kpɔ ɖa, nye [e]dɔla enye si,
malée ɖe te, nye ame tia-
tia, si ƒe [f]nu nyo ŋunye! Meɖa
nye gbɔgbɔ ɖe edzi, ne wòahe
nye ɖoɖowo ayi na dukɔwo. 2 Ma-
ɖo ɣli alo aɖo boboe o, eye mana
woase eƒe gbe le kpɔɖome o.
3 Maɖe aƒla ŋeŋe la leenu o, eye
matsi ɖovu bibi fiɖifiɖi la o. Ahe
ɖoɖo la ayi le nyateƒe me.[h] 4 Ðe-
ɖi mate eŋu o, eye eƒe lãme matu
o, vaseɖe esime wòaɖo ɖoɖo la
anyigba dzi, ƒukpowo le mɔ kpɔm
na eƒe nufiame. 5 Ale Mawu Ye-
howa, amesi wɔ dziƒowo, eye wòhe
wo me, amesi keke anyigba kple
eƒe numiemiewo ɖe nu, amesi na
agbe dukɔ, si le edzi, kple gbɔ-
gbɔ amesiwo zɔa edzi la, gblɔ
esi: 6 Nye Yehowa ye yɔ wò le
dzɔdzɔenyenye me, melé wò alɔ-
nu, eye mekpɔ tawò, eye metsɔ
wò wɔ nubabla na dukɔ la kple
kekeli na anyigba dzi dukɔ-
wo,[o] 7 ne naʋu ŋku na ŋkuagbã-
tɔwo, eye naɖe amesiwo woɖe
gae la, tso ga me, kple amesiwo
bɔbɔ nɔ viviti me la, tso gaxɔ
me.[p] 8 [r]Nyee nye Yehowa, ŋkɔ-
nyee, [s]nyematsɔ nye bubu na ame
tutɔ kple nye kafukafu na legba-
wo o. 9 Kpɔ ɖa, gbaɖegbe nyawo

e 49, 1-6; 52, 13; kpɔ 41, 8; Mat. 12, 18—21.
f Mat. 3, 17.
g 35, 5. 8.
h Ps. 24, 19.
i 44, 9—20.
k 43, 8.
l 41, 8.
n 53, 1.
o 49, 6. 8.
p 35, 5.
r Mo. II. 3, 15.
s 48, 11.

va me, magblɔ yeyewo, eye ma-
na miasee, hafi woava dzɔ.[a]
10 Mi amesiwo toa atsiaƒu dzi,
kple atsiaƒu me nuwo, mi ƒukpowo
kple wo dzi nɔlawo, midzi ha yeye
na Yehowa, miɖe gbe ƒã eƒe ka-
fukafu tso anyigba ƒe mlɔenu!
11 Gbegbewo kple woƒe duwo
kpakple kɔƒe, siwo me Kedar le
la, negli! Agakpe dzi nɔlawo netso
aseye, woaɖo ɣli tso towo ƒe
tsutsuẽƒe ke! 12 Woaɖe bubu Ye-
howa ŋu, eye woaɖe gbe ƒã eƒe
kafukafu le ƒukpowo dzi! 13 Ye-
howa ho abe kalẽtɔ ene, eɖe dzo
ŋuʋaʋã me abe aʋawɔla ene, eɖo
ɣli, eye wòtso ayiboopɛɛ, eɖe
ŋusẽ fia ɖe eƒe futɔwo ŋu.
14 Mezi ɖoɖoe eteƒe didi, me-
miã nu kpoo, eye mezi ɖokuinye
dzi; azɔ maɖo ɣli abe nyɔnu lé-
ku ene, eye malɔ gbɔgbɔtsixe ɖe
ƒo anɔ gbɔgbɔm fuxefuxe. 15 Ma-
gblẽ towo kple togbɛwo, eye ma-
na woƒe gbe mumuwo katã naƒu,
mana tɔsisiwo naɖo kpo, eye ma-
na táwo namie. 16 Mana ŋkua-
gbãtɔwo nazɔ mɔ, si womenya o
la dzi, eye makplɔ wo ato toƒe
manyamanyae, mana viviti nazu
kekeli le wo ŋgɔ, eye kpoƒeewo
nazu zɔzrɔ̃e. Nusiawo wɔ ge mala,
eye nyemadzudzɔe o.[g] 17 Ame-
siwo ɖoa dzi ɖe aklama kpakpɛ-
wo ŋu, eye wogblɔna na legbawo
be: Miawoe nye míaƒe mawuwo
la, woate gbugbɔ ɖe megbee, eye
ŋu akpe wo vevie.[i]
18 Mi tokunɔwo, mise nu, mi
ŋkuagbãtɔwo, miƒɔ kɔ dzi miakpɔ
nu![k] 19 Amekae nye ŋkunɔ, ɖe
menye nye dɔlae oa? Amekae
nye tokunɔ abe nye amesi medɔ
la enea? Amekae nye ŋkunɔ abe
Mawu ƒe xɔlɔ̃ ene, eye amekae
nye ŋkunɔ abe Yehowa ƒe dɔla
ene?[l] 20 [n]Ekpɔ nu geɖe, ke mèlé
wo ɖe ta me o; èke to, ke mèse
nu o. 21 Edze Yehowa ŋu be,
wòaɖe gãnyenye kple ŋutikɔkɔe
se la ŋu le eƒe dzɔdzɔenyenye
ta; 22 ke dukɔ, si woha, eye wo-
da adzoe la wonye, mɔ̃ ɖe wo
katã le do me, eye woɣla ɖe ga-
xɔ me; woɖe aboyo wo, ke amea
ɖeke mexɔ wo o, woha wo, ke
amea ɖeke megblɔ be: Migbugbɔ
wo vɛ o. 23 Mia dometɔ kae ase
nusiawo, alé ŋku ɖe nusiwo gbɔ-

na la ŋu, eye woafu to anyi ɖe
wo ŋu? 24 Amekae de Yakob asi,
be woaha, eye wòde Israel asi na
adzodalawo? Ðe menye Yehowa,
amesi ŋu míewɔ nuvɔ̃ ɖo, míegbe
eƒe mɔwo dzi zɔzɔ, eye míese eƒe
nuƒiame o lae oa? 25 Etrɔ eƒe
dziku ƒe dɔmedzoe kple aʋa ƒe
ŋusẽ kɔ ɖe wo dzi, eye wòlé dzo
bi ƒo xlã wo, ke womedze sii o,
eƒiã wo, ke mede dzi gbɔ na wo o.

**Mawu aɖe eƒe dukɔ la, abe alesi wòdo ŋugbe ene, eye wòatsɔ eƒe dzidadawo akee to amenuveve me.**

**43.** Azɔ ale Yehowa, amesi wɔ
wò Yakob, eye wòmè wò
Israel la, gblɔ esi: Megavɔ̃ o, ela-
bena meɖe wò, metsɔ wò ŋkɔ yɔ
wò be: Tɔnye nènye. 2 Ne èto
tɔ me la, meli kpli wò, eye ne
èto tɔsisiwo me la, womalé wò o.
Ne èto dzo me, mamè wò o, eye
dzo ƒe aɖewo maƒiã wò o.[d] 3 Ela-
bena nye Yehowa enye wò Ma-
wu, nye Israel ƒe kɔkɔetɔ la enye
wò xɔnametɔ. Matsɔ Egipte aƒle
tawò, eye Kus kple Seba axɔ ɖe
[e]tewòƒe. 4 Esi nèxɔ asi le ŋku-
nye me, bubu le ŋuwò, eye melɔ̃
wò ta la, matsɔ amegbetɔwo ana
ɖe tewòƒe kple dukɔwo ɖe wò
agbe ta. 5 [g]Megavɔ̃ o, elabena
meli kpli wò; makplɔ viwòwo tso
ɣedzeƒe vɛ, eye maƒo nuwò ƒu tso
ɣetoɖoƒe! 6 Magblɔ na anyiehe
be: Tsɔe vɛ! eye na dziehe be:
Megasika ame ɖi o! Kplɔ vinye-
ŋutsuwo tso didiƒe vɛ kple vinye-
nyɔnuwo tso anyigba ƒe mlɔenu,
7 amesiwo katã ŋu woyɔ nye [i]ŋkɔ
ɖo, amesiwo mewɔ hena nye bu-
bu, memè wo, eye mewɔ wo.
8 Kplɔ dukɔ, si ta ŋku le, hafi
wònye ŋkunɔ, to le eta, hafi wò-
nye tokunɔ la doe![k] 9 Dukɔwo
katã neƒo ƒu, anyigba dzi dukɔwo
katã neƒo ta kpli: [n]Ameka le wo
dome agblɔ esia, alo ana míase
nya, siwo dzɔ va yi? Woƒe ɖase-
fowo neva, ne woatso na wo, eye
woasee ahagblɔ bena: Ele eme.
10 Yehowa be: Miawoe nye nye
ɖasefowo kple nye [o]dɔla, si metia,
ne mianyae, miaxɔ dzinye ase,
eye miadze sii be, nyee. Wome-
wɔ mawua ɖeke do ŋgɔ nam o,
eye ɖeke maɖo megbe nam o.
11 Nyee nye Yehowa, eye xɔna-
metɔa ɖeke meli kpe ɖe ŋunye o.[t]

[a] kp. 10.
[b] Mo. II. 14, 22; Yos. 3, 1[illegible]
[d] Ps. 66, 12.
[e] Lo. 11, 8.
[f] 41, 18.
[g] 11, 11–16.
[h] Pet. I. 2, 9.
[i] Yer. 14, 9.
[k] 42, 18.
[l] 1, 11–15.
[n] 41, 22. 26.
[o] 41, 8.
[p] 44, 22; Yer. 31, 34.
[r] 58, 2; Yer. 2, 35.
[s] Dan. 8, 6. 8.
[t] 44, [illegible] Mo. V. 32, 39.

12 Medo ŋugbe, eye mexɔ na ame;
mena miesee, eye mawu tutɔa
ɖeke menɔ mia dome o; Yehowa
be, [a]miawoe nye nye ɖasefowo,
eye nyee nye Mawu. 13 Nyee li
tso tititi ke, eye amea ɖeke maxɔ
ame le asinye o; ne mewɔ nu la,
ameka atrɔe?
14 Ale Yehowa, miaƒe xɔnametɔ,
Israel ƒe kɔkɔetɔ la, gblɔ esi: Le
mia tae medɔ ame ɖo ɖe Babel,
eye mena wonyã amewo ɖe nu,
eye wonyã Kaldeatɔwo ɖo ɖe woƒe
ʋu, siwo me wokpɔ dzidzɔ le tsã
la me. 15 Nye Yehowa enye miaƒe
kɔkɔetɔ, nye Israel ƒe wɔla enye
miaƒe fia. 16 Ale Yehowa, amesi
ta mɔ ɖe [b]atsiaƒu me, eye wòɖe
toƒe ɖe tɔ sesẽwo me la, gblɔ
esi; 17 eya, amesi na tasiaɖamwo,
sɔwo, aʋakɔwo kple kalẽtɔwo siaa
ho; woɖo baba ɖe anyigba, eye
womegafɔ o, wo nu tsi, abe alesi
akaɖi me ɖovu tsina ene: 18 Mi-
gaɖo ŋu gbaɖegbe nuwo o, eye
migalé ŋku ɖe nusiwo dzɔ va yi
la ŋu o. 19 Kpɔ ɖa, mele nu yeye
wɔ ge; ele nu dom ɖa xoxo, mie-
dze sii oa? Mana mɔ tata naɖo gbe
dzi, eye [f]tɔsisiwo naɖo gbegbe.
20 Gbemelãwo, amegãxiwo kple
golowo akafum, elabena mena tsi
ɖo gbe dzi, eye tɔsisiwo ɖo gbe-
gbe, ne mana tsi nye dukɔ, nye
ame tiatiawo, ne woano. 21 Dukɔ,
si mewɔ na ɖokuinye la, axlẽ
nya aƒia le nye kafukafu ŋu.[h]
22 Yakob, menye wòe yɔm o,
eye Israel, mèdze agbagba le ŋu-
nye o. 23 Mètsɔ wò alẽviwo sa nu-
mevɔ nam o, eye mètsɔ wò akpe-
davɔsawo de bubu ŋunye o. Nye-
metsɔ wò nuduvɔsawo do agba na
wò o, alo tsɔ dzudzɔ ʋeʋẽe dodo
de fu na wò o.[l] 24 Mètsɔ ga ƒle
gbekee nam o, eye mètsɔ wò
akpedavɔsawo ƒe ami ɖi ƒoe nam
o; ke boŋ ètsɔ wò nuvɔ̃wo do agba
nam, eye nèɖe fu nam kple wò
vodadawo. 25 Nyee, nyee atutu
wò dzidadawo ɖa le nye ŋutɔ ɖo-
kuinye ta, eye nyemaɖo ŋu wò
nuvɔ̃wo o.[p] 26 Ðo ŋku edzi nam,
na míahe nya kple mía nɔewo;
to wò nyawo, ne tɔwò nadzɔ.[r]
27 Fofowò gbãtɔ wɔ nuvɔ̃, eye
amesiwo nɔ nuwò la, to vo ɖe
ŋunye.[s] 28 Eyata medo gu amegã
kɔkɔeawo, metsɔ Yakob de asi

na tsɔtsrɔ̃ gbidigbidi, eye Israel
na fewuɖuɖu.

Amenuveve gbɔgbɔ la kokɔɖanyi.

44. Azɔ nye dɔla Yakob kple
nye ame tiatia Israel, see![a]
2 Ale Yehowa, wɔwòla kple mè-
wòla tso dɔ me ke, amesi li kpli
wò la, gblɔ esi: Nye dɔla Yakob
kple nye ame tiatia [b]Yesurun, me-
gavɔ̃ o! 3 Elabena mafo tsi ɖe
kuɖiɖinyigba dzi kple tɔɒuwo ɖe
anyigba ƒuƒu dzi. Matrɔ nye gbɔ-
gbɔ akɔ ɖe viwòwo dzi kple nye
yayra ɖe wò dzidzimeviwo dzi,[d]
4 ne woamie abe gbe ene, abe
amuti le tɔ to ene. 5 Amesi agblɔ
be, Yehowa tɔ ye nye, ame keme
atsɔ Yakob ƒe ŋkɔ na eɖokui, eye
ame bubu aŋlɔ Yehowa ɖe eƒe
asi ŋu, eye wòaƒo Israel ŋkɔ ɖo
na eɖokui.

Trɔ̃subɔsubɔ ƒe bometsinuwo.

6 Ale Yehowa, Israel ƒe fia kple
eƒe xɔnametɔ, Yehowa Zebaot,
gblɔ esi: [e]Nyee nye gbãtɔ, eye
nyee nye mlɔetɔ;[f] mawua ɖeke
mekpe ɖe ŋunye o. 7 Ameka agblɔ
nya abe nye, amesi ɖo dukɔwo
gɔme anyi tso blema ke la ene,
ne wòaɖee afia, eye wòatoe nam?
[g]Woagblɔ nusi le eme va ge kple
nusi le dzɔdzɔ ge la na wo! 8 Ŋɔ
megadzi mi o, eye migadzo nya-
nyanya o! Ɖe nyemena miesee
tso gbaɖegbe ke, eye nyemetoe
na mi oa? Miawoe nye nye ɖase-
fowo. Ɖe mawua ɖe li kpe ɖe
ŋunyea? Agakpea ɖeke meli o,
nyemenya ɖeke o.
9 Legba mèlawo katã la toflo-
kowo wonye, eye woƒe nu lɔlɔ̃a-
wo mele ɖeke me o; woawo ŋu-
tɔwoe nye woƒe ɖasefowo be,
womele nu kpɔm o, eye wome-
dzea si nu o, eyata ŋukpe alé wo.
10 Amekae wɔ mawua ɖe, eye
amekae kɔ legbaa ɖe, si mele ɖe-
ke me o?[l] 11 Kpɔ ɖa, ŋu akpe wo
hatiwo katã; aɖaŋuawo la, ame-
gbetɔwo wonye, wo katã naƒo ta
kpli, eye woaɖo; ke woadzo nya-
nyanya, eye ŋukpe alé wo katã.[n]
12 Gbeɖe tsɔa gayibɔ tua fiae,
ewɔa eŋu dɔ le dzoka xɔxɔ me,
etsɔa zũ tunɛ, eye wòtsɔa eƒe alɔ-
kpa sesẽ wɔa dɔ le eŋu; ne dɔ va
wui la, ekema ŋusẽ vɔna le eŋu, ne
meno tsi o la, ekema eƒe lãme tuna.[p]
13 Atikpala daa dzidzeka, etsɔa
ŋe tanɛ, eye wòtsɔa fi kpanɛ,
etsɔa nudzidzega tanɛ, eye wòwɔ-
nɛ ɖe ŋutsu ƒe nɔnɔme me, ɖe
amegbetɔ ƒe ɖekadzedze me, ne
wòanɔ xɔ me. 14 Amea ɖe lã se-
dertiwo, etsɔ fɔfɔli kple logoti, eye
wòtia avemetiwo na eɖokui. Edo
sesewuwo, eye tsidzadza na wotsi.
15 Wonye dzodonu na amegbetɔ;
etsɔ ɖe do dzoe hefu, eye wòtsɔe
do dzo ƒo aboloe; etsɔ ɖe wɔ ma-
wui hede ta agu nɛ, eye wòtsɔ
ɖe wɔ aklama kpakpɛe hedo gbe
ɖa nɛ. 16 Etsɔa eƒe afã doa dzoe,
eye eƒe afã dzi woɖua lã le; etɔa
lã ɖuna ɖia ƒo, eƒua dzo hegblɔ-
na be: Ehẽ, dzo ɖo lã me nam,
dzoa le nunye vivim! 17 Etsɔ ma-
mlea wɔ mawui, etsɔe wɔ eƒe le-
gbae, eye wòdze klo de ta agu
nɛ hedo gbe ɖa nɛ gblɔ bena:
Ɖem, elabena wòe nye nye ma-
wu! 18 Womenyaa nu o, eye wo-
medzea si nu o, elabena woƒe ŋku
nyẽ tre mele nu kpɔm o, eye woƒe
dzi mele nu gɔme sem o. 19 Amea
ɖeke mebua ta me, eye wòkpɔ si-
dzedze kple gɔmesese o, ne wòa-
gblɔ be: Metsɔ afã do dzoe, meƒo
abolo ɖe eƒe akawo dzi, eye me-
tɔ lã ɖu tso; ɖe matsɔ mamlea
awɔ ŋunyɔnui, eye ɖe mado gbe
na atikpoa? 20 Amesi le dzoƒi
yome la, dzi bleamee flui, maɖe
eƒe agbe o, eye magblɔ na eɖo-
kui o be: Ɖe menye aʋatsoe me-
lé ɖe nuɖusi oa?

Israel nuveve kple eɖeɖe.

21 Yakob kple Israel, ɖo ŋui,
elabena nye [h]dɔla nènye; [i]nyee
wɔ wò nènye nye dɔla; Israel,
megaŋlɔm be o! 22 [k]Mena wò dzi-
dadawo bu abe afu ene kple wò
nuvɔ̃wo abe alilikpo ene; trɔ va
gbɔnye, elabena meɖe wò. 23 Mi
dziƒowo, mitso aseye, elabena Ye-
howa wɔe wòɖe go! Mi anyigba
ƒe agunuwo, mido aƒa! Mi towo,
avewo kple wo me nuwo katã,
mitso aseye hoo, elabena Yeho-
wa ɖe Yakob, eye wòɖo kɔkɔe
eɖokui ɖe Israel ŋu.[o]
24 Ale Yehowa, ɖewòla, amesi
mè wò tso dɔ me ke la, gblɔ esi:
Nyee nye Yehowa, amesi wɔ nu-
siawo katã, nye ɖeka koliae he
dziƒo me, eye mekeke anyigba
me, amea ɖeke mekpe ɖe ŋunye

a 41, 8.
b Mo. V. 32, 15; 33, 5. 26.
d 32, 15; Yoel 3, 1.
e 41, 4.
f 48, 11.
g 41, 22.
h 41, 8.
i kp. 2.
k 1, 18; 43, 25.
l 45, 16; Yer. 10, 3–16; Ps. 115, 4–8.
n 42, 17.
o 49, 13; 55, 12; Ps. 96, 11.
p 40, 18–20.

o. 25 Eya, amesi gblẽa nu kpo-
loe ƒolawo ƒe dzesi me, eye wódoa
bometsila afakalawo; eya, amesi
nana nunyalawo gbugbɔna, eye
wódoa lã woƒe nunya;[b] 26 eya,
amesi nana eƒe dɔlawo ƒe nya vaa
me, eye wówɔa eƒe ame dɔdɔ ƒe
aɖaŋuɖoɖo dzi; eya, amesi gblɔ
na Yerusalem be, woaganɔ eme,
eye wógblɔ na Yuda-duwo be,
woatso wo, eye yeafɔ eƒe glikpo-
wo ɖe tsitrenu; 27 eya, amesi gblɔ
na tɔ gɔme be, mie, eye mana
wò tɔsisiwo naƒu kplakplakpla;[d]
28 eya, amesi gblɔ na [e]Kores be:
Nye lãkplɔvi nènye! Eyae awɔ
nye didiwo katã ade goe, eye
wòagblɔ na Yerusalem be, woa-
tsoe, eye na gbedoxɔ be, woaɖo
egɔme anyi!

Dusẽkatãto la di bena, yeagblẽ trɔ̃subɔsubɔ,
eye yeaɖe Israel tso Kores dzi.

**45.** Ale Yehowa gblɔ na [g]Kores,
eƒe amesiamina la, amesi ƒe
nuɖusi melé, ne maƒanya dukɔwo
le eŋgɔ, eye matu ali dzi na fiawo,
maʋu ʋɔwo le eŋku me, eye agbo-
wo matsi dodo o la, enye si:
2 Madze ŋgɔwò, eye mana kpo-
ƒewo nasɔ, magbã akɔbligbowo,
eye maŋe gametiwo, 3 eye matsɔ
kesinɔnu, si le blukɔ me, kple nu
xɔasi, siwo woɣla la, ana wò, ne
nadze sii be, nye Yehowa, Israel
ƒe Mawu la, enye amesi tsɔ ŋkɔ
yɔ wòe, 4 le nye [l]dɔla Yakob kple
nye ame tiatia Israel ta; metsɔ
wò ŋkɔ yɔ wò, eye metsɔ bubu-
ŋkɔ na wò, esi mèkpɔ dze sim
haɖe o. 5 [n]Nyee nye Yehowa, ɖe-
ke megali o; mawua ɖeke me-
kpe ɖe ŋunye o; mebla ali dzi
na wò, esi mèkpɔ dze sim ha-
ɖe o, 6 ne woadze sii tso ɣe-
dzeƒe kple ɣetoɖoƒe be, amea ɖe-
ke mekpe ɖe ŋunye o. Nyee nye
Yehowa, ɖeke megali o, 7 nye
amesi ɖo kekeli, eye mewɔ viviti,
nye amesi wɔ dzɔgbenyuie, eye
[o]mehe dzɔgbevɔ̃e vɛ. Nye Ye-
howa ye wɔ nusiawo katã! 8 Mi
dziƒowo, miɖuɖu tso dzi me, eye
alilikpowo nadza dzɔdzɔenyenye;
anyigba neke nu, ne xɔname na-
do, eye dzɔdzɔenyenye hã namie.
Nye Yehowa ye wɔe.[r]
9 Baba na amesi le dzre hem
kple emèla, sonu gaglɛ wònye le
anyisonu gaglɛwo dome! Ɖe [a]tsu
agblɔ na emèla be: Nuka wɔm
nèle? alo eƒe dɔwɔwɔ nagblɔ be:
Mèto asi oa? 10 Baba na amesi
gblɔ na fofoa be: Nuka ta nèdzim?
eye na nyɔnu be: Nuka ta nèlé
ku ɖo? 11 Ale Yehowa, Israel ƒe
kɔkɔetɔ kple emèla, gblɔ esi: Mi-
bia nusiwo gbɔna dzɔdzɔ ge la
ta se, ke mina makpɔ vinyewo
kple nye asinudɔwɔwɔwo ƒe nya
gbɔ. 12 Nyee wɔ anyigba, eye
mewɔ ame ɖe edzi. Nye asie he
dziƒo me, eye meɖo eŋu nuwo ka-
tã. 13 Menyɔe le dzɔdzɔenyenye
me, eye mata eƒe mɔwo katã.
Eyae atso nye du la, eye wòaɖe
asi le nye aboyomewo ŋu, menye
le ga alo nunana ta o; Yehowa
Zebaot ye gblɔe![f] 14 Ale Yeho-
wa gblɔ esi: Egipte ƒe adzɔnuwo,
Kus kple Sebatɔ ƒlalaawo ƒe viɖe
age ɖe asiwò me ahazu tɔwò;
woanɔ ga me adze yowòme, eye
woade ta agu na wò ahaƒo koko
na wò be: Wò ɖeɖe ko gbɔe Ma-
wu le, ɖeke megali o, [h]mawu bu-
bua ɖeke megali o. 15 Vavãe, wò
Israel ƒe Mawu, xɔnametɔ la, Ma-
wu ɣaɣla nènye![i] 16 Ɖukpe lé
wo katã, eye woƒe mo tsi dã; le-
gbamèlawo katã le yiyim le vlo-
ɖoɖo me.[k] 17 Yehowa atsɔ xɔna-
me mavɔ aɖe Israel; ŋukpe kple
vloɖoɖo malé mi tegbetegbe
akpɔ o.
18 Elabena ale Yehowa, dziƒo-
wɔla, eya amesi nye Mawu, eya
amesi mè anyigba, eye wòwɔe;
eya amesi ɖoe anyi, menye ɖe
wòwɔe, be wòatsi ƒuƒlu o, ke boŋ
ɖe wòmèe, be woanɔ edzi la, gblɔ
esi: Nyee nye Mawu, ɖeke me-
kpe ɖe ŋunye o. 19 Nyemeƒo nu
le vivi me le anyigba ƒe teƒe, si
do blukɔ o; nyemegblɔ na Yakob
ƒe ƒome la be: „Midim yakatsyɔ" o.
Nye Yehowa megblɔ nusi le eme,
eye meto nyateƒe. 20 Mi dukɔwo
ƒe ame sisiwo, miƒo ta kpli, eye
miva, mi katã mite va! Ame ma-
nyanuwo wonye, amesiwo lé woƒe
aklama kpakpɛ tikpowo ɖe ta, eye
wole gbe dom ɖa na mawu, siwo
meɖea ame o.[p] 21 Migblɔe, eye
mihee vɛ, woade adaŋu kple wo
nɔewo. Ameka na wose nusiawo
gbaɖegbe ke, eye wógblɔe tso
blema ke? Nye Yehowa ye, eye

a 29,16; Yer.18,6; Ro.9,20.21.
b 29,14.
d Mo. II. 14,21; Yos. 3, 9—17.
e 45,1; Ezra 1,1—3.
f kp. 1; 41, 2.
g 44, 28; 41, 2.
h kp. 5.
i Ro. 11, 33.
k 44, 9. 11.
l 41, 8.
n 44, 6.
o Am. 3, 6.
p 48, 9.
r Ps. 72, 3.

[a]mawua ḍeke mekpe ḍe ŋunye o!
22 Mi anyigba ƒe mlɔenuwo katã,
mitrɔ ḍe ŋunye, eye mina woaxɔ
na mi; elabena nyee nye Mawu,
ḍeke megali o. 23 Meta ḍokuinye,
nya vavã do tso nye nu me, eye
matrɔ o be: [e]Klowo katã atɔ anyi
nam, eye aḍewo katã aka atam
nam 24 ahagblɔ bena: Miaƒe [f]dzɔ-
dzɔenyenye kple ŋusẽ le Yehowa
gbɔ; amesiwo katã do dziku ḍe
eŋu la, ava egbɔ, eye ŋu akpe
wo. 25 Yehowa ye woatsɔ atso
afia na Israel ƒe ƒomeawo katã,
eye [g]woaƒo adegbe.

**Babilonia legbawo gbegblẽ. Xɔxɔ li na Israel le Mawu anukwaretɔ la gbɔ.**

**46.** Bel mũ, eye Nebo do dɔ-
gõe; wotsɔ miaƒe legba, si-
wo mieléna ḍe ta la, de asi na
agbatsɔlãwo, wotsɔ wo do agbae
ḍe lã, si ŋu ḍeḍi te la dzi.[i] 2 Wo
katã wodo dɔgõe, eye womũ, wo-
mate ŋu axɔ agba la o, eye woa-
wo ŋutɔ wozɔ yi aboyo me.
3 Yakob ƒe aƒe la kple Israel
ƒe aƒe me ame mamleawo, miḍo
tom, mi amesiwo metsɔ do agba
ḍe ḍokuinye dzi tso dɔ me ke,
eye metsɔ mi tso vidzidɔ me ke.
4 Ame ma ke manye, vaseḍe esi-
me miaku [l]amegã; matsɔ mi aḍo
agbae ḍe ḍokuinye dzi, eye maḍe
mi. 5 Ameka ŋu miebe, yewoa-
tsɔm aḍoe, ne miasɔ kple mia
nɔewo? eye ameka miebe, yewoa-
tsɔ aḍo ŋunye, ne miaḍi mia nɔe-
wo?[o] 6 Wo, amesiwo dudua sika
tsoa kotoku me ḍe anyi, eye woḋaa
klosalo le nudanu me, woḍatsɔa
gbeḍe, ne wòatsɔe awɔ mawu, si
woadze klo ade ta agu na. 7 Wo-
kɔe ḍo abɔta, eye wode ta ete
ḍadro ḍe enɔƒe; etsia tre ḍi me-
ʋãna tsoa eteƒe o. Ne amea ḍe
do ɣli nɛ hã, mesenɛ o, eye me-
ḍenɛ tsoa eƒe hiã la me o. 8 Miḍo
ŋu esia, eye mili ḍe nu ḍeka dzi;
mi gɔdzelawo, mina wòaḍe dzi gbɔ
na mi. 9 Miḍo ŋu nusiwo dzɔ va
yi tso blema la be, nyee nye Ma-
wu, ḍeke megali o, nyee nye Ma-
wu, amea ḍeke mesɔ kplim o;[r]
10 nye amesi ḍe nuwuwu fia le
gɔmedzedzea me ke kple nu-
si gbɔna dzɔdzɔ ge la fia le
blema ke gblɔ bena: Nye tame-
ḍoḍo ava me, eye mawɔ nye di-

a kp. 5.
b 42, 9.
d 41, 2.
e Ro. 14, 11; Fil. 2, 10. 11.
f Yer. 23, 6.
g Kor. I. 1, 31.
h Mo. V. 28, 56.
i Yer. 50, 2.
k Nax. 3, 5.
l Ps. 71, 18.
n 10, 5-7; Zax. 1, 15.
o 44, 9—20.
p Nyad. 18, 7; Zef. 2, 15.
r 44, 6.

diwo katã dzi;[b] 11 nye amesi yɔ
hɔ̃ tso ɣedzeƒe kple ŋutsu, si nye
nye tameḍoḍotsɔla la, tso anyigba
matsɔmatsɔ dzi; megblɔ nya, eye
mana wòava eme hã, meḍo nu,
eye mawɔe hã.[d] 12 Miḍo tom, mi
tamesẽlawo, mi amesiwo le adzɔ-
ge na dzɔdzɔenyenye. 13 Mehe
nye dzɔdzɔenyenye va kpuiƒee,
mele adzɔge o, eye nye xɔname
mahe ḍe megbe o; mana xɔname
Zion kple nye atsyɔ̃ Israel.

**Babel ƒe gbegblẽ.**

**47.** Wò ḍetugbi, Babel nyɔnuvi,
ḍi ḍe anyi, eye nabɔbɔ nɔ
ke me! Bɔbɔ nɔ anyigba fiazikpui
makpɔmakpɔe, wò Kaldea-nyɔnu-
vi! Elabena womagayɔ wò azɔ
be [h]fewunuwɔla kple atsyɔ̃nuwɔla
vivivo o. 2 Ɖo teƒo natu wɔ, ḍe
moxevɔ ḍa, ḍe taḍedzi ḍa, ḍe ata
fuflu, ne natso tɔ! 3 Wò [k]ama
adze go, eye woakpɔ wò ŋukpeƒe.
Mabia hlɔ̃, eye amea ḍeke matso
mia dome o. 4 Miaƒe xɔnametɔ
la ŋkɔ enye Yehowa Zebaot, Israel
ƒe kɔkɔetɔ! 5 Kaldea-nyɔnuvi, zi
ḍoḍoe klenee nabɔbɔ nɔ anyi, eye
nayi ḍe bluku me! Elabena wo-
magayɔ wò azɔ be fiaḍuƒewo ƒe
aƒenɔ o. 6 Medo dɔmedzoe ḍe
nye dukɔ ŋu, medo gu nye dome-
nyinu, eye metsɔ wo ḍe asi na
wò; ke mèkpɔ nublanui na wo o,
eye nètsɔ wò kɔkuti kpekpe do
amegã ḍeḍiwo dzi.[n] 7 Egblɔ be,
yeanye aƒenɔ ḍaa tegbee; esia
mede dzigbɔ na wò o, eye mèḍo
ŋu alesi wòava nɔ emegbe o.
8 Azɔ see, wò agbe vivi ḍula, si
li bɔkɔɔ, eye nèle [p]gbɔgblɔm le
wò dzi me be: Nye koe, ḍeke me-
gali o, nyemazu ahosi o, eye wo-
maḍe vi le ŋunye o. 9 Eyata nu-
siawo kple eve adzɔ ḍe dziwò
gbe ḍeka kpoyi, woaḍe vi le ŋu-
wò, eye nazu ahosi; to wò dzo-
sasa geḍeawo kple wò gbesa gbo-
gboawo gbɔ hã woaƒo ḍe dziwò
bibibi. 10 Eḍo ŋu ḍe wò vɔ̃ḍi-
vɔ̃ḍi ŋu gblɔ bena: Amea ḍeke
mele kpɔyem o. Wò nunya kple
wò ayedzedze flu wò, nègblɔ le
wò dzi me bena: Nye koe, ḍeke
megali o! 11 Eyata dzɔgbevɔ̃e
adzɔ ḍe dziwò, eye màte ŋu asa
gbe aḍoe o; gbegblẽ ava dziwò,
màte ŋu atsi enu o, eye tsɔtsrɔ̃

afo de dziwò kpoyi, hafi nava
nyae. 12 Do kple wò gbesawo
kpakple wò [a]dzo gbogbo, siwo ŋu [a Dan. 2, 2.]
nèku kutri le tso wò devime ke;
dewohĩ àte ŋu awɔ nane, dewohĩ
àte ŋu ado ŋɔdzi na amea de. [b Ps. 68, 10.]
13 Ede adaŋu gede wòti kɔ na
wò; na dziŋgɔli me nyalawo, ame-
siwo dea ŋku de dzinuviwo, eye [d 42, 8.]
wodzea si nusi gbɔna dzɔdzɔ ge
de dziwò le dzinu me la, natso
axɔ na wò. 14 Kpɔ da, gbe fufu
wonye, dzo afiã wo, womade wofe [e 41, 4.]
agbe tso dzofade fe ŋusẽ nu o,
elabena menye dzoka xɔxɔ wò-
nye, ne woafu o, eye menye mle-
kpui me dzo wònye, ne woabɔbɔ nɔ
enu o. 15 Alea amesiwo ŋu nèku
kutri do, eye mia kpli wo mietsa [f 41, 2.]
asi tso wò devime ke la, woazu
na wò, amesiame lé efe mɔ, eye
deke mexɔ na wò o.

**Mawu bia tso efe dukɔ kɔlialiatɔ la si bena, wòaxɔ efe amenuveve dede la dzi ase, eye wòado to ye.**

48. Misee, Yakob fe afe, mi ame- [g 45, 19.]
siwo tsɔ Israel fe ŋkɔ, eye
miedzɔ tso Yuda fe [h]tsidzɔfewo, [h 51, 1.]
mi amesiwo taa Yehowa fe ŋkɔ,
eye miekafua Israel fe Mawu la,
ke menye le nyatefe kple dzɔ-
dzɔenyenye me o. 2 Elabena wo-
yɔa du kɔkɔe la de wo dokui
ŋu, eye wodoa dzi de Israel fe
Mawu, si ŋkɔ nye Yehowa Zebaot
la ŋu. 3 Mede blemanyawo fia
gbadegbe ke; nye nu me wodo
tso, eye mena wosee; mewɔe zi [i Mo. V. 5, 26.]
deka kpoyi, eye wova dzɔ. 4 Esi
menyae be, wò [k]tame sẽ, wò ʋu- [k Yer. 5, 3.]
me nye gakpɔti, eye wò ŋgonu
nye akɔbli la, 5 eyata medee fia
wò gbadegbe ke, eye mena nèsee, [l 52, 11; Yer. 51, 6; Kor. II. 6, 17; Nyad. 18, 4.]
hafi wòava dzɔ, ne màgagblɔ be:
Nye legbawoe wɔe, nye aklama
kpakpɛwo kple nye legba kɔkɔ-
woe doe o. 6 Esee, eye nède ŋku
de wo katã; ke miawo, de miagbe
boblododoea? Made nu yeyewo
afia wò tso azɔ kple nu ɣaɣla,
siwo mènya o. 7 Fifia wowɔe, [n Mo. II. 17, 6.]
eye menye tso blema o, eye mèse
eŋu nya kpɔ vasede fifi o, ne na- [o 57, 21; 66, 24.]
gagblɔ be, yenyae tsã o. 8 Mèsee
kpɔ alo nyae o, eye wò to meke
de eŋu tsã o, elabena menyae be,
ame mawɔnutefe nènye, eye go-
dzela woyɔna na wò tso dɔ me ke.
9 Metsi nye dɔmedzoe nu le nye
ŋkɔ ta, eye le tawò medo asi do-
kuinye dzi le nye kafukafu ŋuti,
be magatsrɔ̃ wò o; 10 kpɔ da,
melólo wò, ke menye abe klosalo
ene o, eye medo wò kpɔ le hiã
fe aŋɔdakpo me.[b] 11 Le tanye,
le tanye mawɔe, elabena aleke
womehegblẽ kɔ do na nye ŋkɔe
o! [d]Nyematsɔ nye bubu na ame
tutɔa deke o.
12 Yakob kple wò Israel, si me-
yɔ, mido tom! Nyee, nyee nye
[e]gbãtɔ, eye nyee nye mlɔetɔ hã.
13 Nye asie do anyigba gɔme
anyi, eye nye nudusie he dzifo
me; esi meyɔ wo la, wo katã wo-
va tsi tre di. 14 Mi katã mikpe
ta, ne miasee! Wo dometɔ kae
gblɔ esia? [f]Amesi Yehowa lɔ̃na
la, ade efe lɔlɔ̃nu afia de Babel
kple efe alɔkpa afia de Kaldea-
tɔwo ŋu. 15 Nyee, nyee fo nu,
meyɔe, eye mena wòva, eye efe
mɔ adze edzi nɛ. 16 Mite de ŋu-
nye, ne miasee; tso gɔmedzedzea
me ke nyemefo nu le [g]adza me o;
mele etefe tso gbadegbe ke, esi-
me wòva me. Azɔ Afetɔ Yeho-
wa kple efe gbɔgbɔ la dom da.
17 Ale Yehowa, wò xɔnametɔ, Is-
rael fe kɔkɔetɔ la, gblɔ esi: Nye
Yehowa, wò Mawu, enye amesi
fia nusi nyo na wò la wò, nyee
akplɔ wò to mɔ, si dzi nato la.
18 Ɖe wònye de nèdo to nye sea-
wo la, anye ne wò ŋutifafa anɔ
abe tɔsisi ene, eye wò dzɔdzɔe-
nyenye anɔ abe futsotsoewo ene;[i]
19 anye ne wò fome anɔ abe ke
ene, eye wò dɔmeviwo abe kekui
ene; eye womatsrɔ̃ wò ŋkɔ alo
atutui da le ŋkunye me o. 20 Mi-
tsɔ aseyetsotso [l]ɖu tso Babel,
eye misi tso Kaldea-nyigba dzi!
Migblɔ nusia, eye mide gbe fãe,
mihee yi anyigba fe mlɔenu ke;
migblɔ be: Yehowa de efe dɔla
Yakob! 21 Tsikɔ mewu wo, esi
wòkplɔ wo to gbegbe o; ena tsi
do tso agakpe me na wo, eye
wòfe agakpe wòdudu tsi.[n] 22 Ye-
howa be: Ŋutifafaa deke meli na
ame vɔ̃diwo o.[o]

**Mawu fe dɔla, trɔ̃subɔlawo fe kekeli kple Israel fe xɔxɔ.**

49. Mi fukpowo, mido tom, mi
adzɔge dukɔwo, mifu to
anyi! Yehowa yɔm tso dɔ me ke, eye

wôyɔ ŋkɔnye tso danye ƒe dɔ me
ke. 2 Ewɔ nye [a]nu abe yi ɖaɖɛ
ene, eɣlam ɖe eƒe asi ƒe [d]vɔvɔli te,
eye wòtsɔm wɔ aŋutrɔ biɖoe he-
tsɔm ƒo ɖe eƒe daku me. 3 Eye
wògblɔ nam be: Israel, nye dɔla
nènye, amesi ŋu mawɔ ɖokuinye
kɔkɔe ɖo.[f] 4 Ke megblɔ be: Me-
dze agbagba yakatsyɔ, eye me-
gblẽ nye ŋusẽ ɖe ya me dzodzro;
ke Yehowa si me nye [g]nya le,
eye nye fetu le nye Mawu gbɔ.
5 Azɔ ale Yehowa, amesi mèm
tso dɔ me ke hewɔ eƒe dɔlae, ne
wòakplɔ Yakob agbɔe, eye wòaƒo
Israel nu ƒu la gblɔ nam esi;
elabena bubu le ŋunye le Yeho-
wa ŋku me, eye nye Mawu enye
nye ŋusẽ. 6 Egblɔ bena: Nu tsɛ
wònye be, nènye nye dɔla, ne
nafɔ Yakob ƒe toawo ɖe tsitrenu,
eye nakplɔ Israel ƒe amesiwo
woɖe la agbɔe; [i]metsɔ wò ɖo
kekeli na dukɔwo hã, ne nanye
nye xɔname vaseɖe anyigba ƒe
mlɔenu ke. 7 Ale Yehowa, Israel
ƒe xɔnametɔ kple eƒe kɔkɔetɔ la
gblɔ na amesi wodo vloe, amesi
dukɔ la nyɔ ŋui, amesi nye dzi-
ɖulawo ƒe kluvi la, enye si: Fia-
wo akpɔe ahatso ɖe tsitrenu, eye
amegãwo aɖe ta agu le Yehowa,
amesi metrɔa ta me o la ta, le
Israel ƒe kɔkɔetɔ, amesi tia wò
la ta. 8 Ale Yehowa gblɔ esi:
[l]Mase wò gbe le amenuveɣi, eye
maxɔ na wò le xɔnamegbe, ma-
kpɔ tawò, eye matsɔ wò aɖo [o]nu-
babla na dukɔ la, ne naɖo anyi-
gba la te, eye namã domenyinu,
si zu gbegbe la; 9 ne nagblɔ na
gatɔwo be: Mido! eye na ame-
siwo le viviti me la be: Miva ke-
keli nu! Woaɖu gbe le mɔ to,
eye woƒe gbeɖuƒe anɔ togbɛ ƒe-
ƒlewo katã ta me. 10 Dɔ kple tsi-
kɔ mawu wo o, eye ŋdɔ kple ɣe
maɖu wo o, elabena wo nuvela
le wo kplɔm, eye wòakplɔ wo ato
tsidzidziwo ŋu.[t] 11 Matsɔ nye
towo katã awɔ mɔe, eye woaɖo
nye mɔ tatawo. 12 Kpɔ ɖa, ame-
siwo atso adzɔge ava, ame keme-
wo atso anyiehe kple ɣetoɖoƒe,
eye ame bubuwo atso Sinitɔwo ƒe
anyigba dzi.[u] 13 Mi dziƒowo, mi-
tso aseye, anyigba, kpɔ dzidzɔ,
eye mi towo, mido aƒa; elabena
Yehowa fa akɔ na eƒe dukɔ, eye

[a] Nyaḍ. 1, 16. [b] 44, 23. [d] 51, 16. [e] Fia. I. 3, 28; Yer. 31, 20. [f] kp. 5; 42, 1; kpɔ 41, 8. [g] Fia. I. 10, 10. [h] 60, 4. [i] 42, 6; 60, 3; Lu. 2, 32; Dɔ. 13, 47. [k] 54, 1. [l] Ps. 69, 14; Kor. II. 6, 2. [n] 60, 4. [o] 42, 6. [p] 60, 16. [r] Ps. 72, 9; Mi. 7, 17. [s] Mat. 12, 29. [t] Nyuḍ. 7, 16. [u] Lu. 13, 29.

wòkpɔ nublanui na eƒe hiãtɔ-
wo.[b]

Zion ƒe akɔ nafa le dometɔtrɔ ɖe eŋu ta.

14 Ke Zion be: Yehowa gblẽm
ɖi, Afetɔ la ŋlɔm be. 15 Ɖe nyɔnu
aŋlɔ eƒe [e]vidzĩe be, eye eƒe dɔ-
me agbe tɔtrɔ ɖe eƒe domevi ŋua?
Ne woawo ŋlɔe be hã, nyea nye-
maŋlɔ wò be o! 16 Kpɔ ɖa, me-
ŋlɔ wò ɖe nye asi ŋu, wò gliwo
le ŋkunye me ɖaa. 17 Viwòwo gbɔ-
na afɔ tsɔtsɔe, tsrɔ̃wòlawo kple
gblẽwòlawo atu le mewò adzo.
18 [h]Fɔ kɔ dzi nakpɔ nu godoo:
Wo katã woƒo takpli gbɔna va
gbɔwò! Yehowa be: Meta ɖokui-
nye ƒe agbe: Àɖo wo katã abe
lekewɔnu ene, eye àtsɔ wo abla
ali dzi abe ŋugbetɔ ene. 19 Azɔ
wò afeɖo, wò gbegbe kple wò
anyigba, si wogblẽ la, axaxa ŋutɔ
na edzinɔlawo, eye gblẽwòlawo
anɔ adzɔgedzɔgee na wò. 20 Azɔ
vi, siwo woɖe le ŋuwò la, agblɔ
ɖe to me na wò be: Nɔƒe la xaxa
nam, te ɖa tso gbɔnye, ne manɔ
anyi![k] 21 Eye àgblɔ le wò dzi
me be: Woɖe vi le ŋunye, eye
metsi ko, woɖe aboyom, eye wo-
nyãm ɖe gbe tso, ameka dzi esia-
wo nam? Ameka nyi wo wotsi?
Kpɔ ɖa, nye ɖeka ko wogblẽ ɖi,
afika woawo ya nɔ? 22 Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mamiã
asi dukɔwo, eye maɖo aflaga ɖe
dzi na anyigba dzi dukɔwo, ne
woatsɔ wò [n]ŋutsuviwo ɖe akɔnu
vɛ, eye woakɔ wò nyɔnuviwo ɖe
abɔta vɛ. 23 [p]Fiawo anye viny i-
lawo na wò, eye wo srɔ̃wo anye
nonala na wò; [r]woaɖe ta agu atsyɔ
mo anyi ɖe ŋkuwò me, eye woa-
ɖuɖɔ wò afɔ ŋu ke, eye àdze si be,
nyee nye Yehowa, eye nyemena-
na ŋu kpea amesiwo ɖoa ŋu ɖe
ŋunye la o. 24 Ɖe woaxɔ nuhaha
le kalẽtɔ sia? eye ɖe aboyomewo
age le ŋutasẽla sia? 25 Yehowa
be: [s]Woxɔa aboyomewo le kalẽtɔ
si, eye nuhaha gena le ŋutasẽla
si; mawɔ avu kple amesiwo le
avu wɔm kpli wò, eye maɖe vi-
wòwo; 26 mana amesiwo te wò
ɖe anyi la, naɖu woawo ŋutɔ ƒe
lã, eye woamu woƒe ʋu abe wein
ene. Eye ŋutilãwo katã nadze sii
be, nye Yehowa enye wò xɔna-
metɔ, eye Yakob ƒe ŋusẽtɔ enye
wò ɖela.

Wonyā Israel da le eya ŋutɔ ƒe nuvɔ̃ ta; Mawu ƒe dɔla he xɔxɔ ve.

50. Ale Yehowa gblɔ esi: Afika
mia dada ƒe [a]asigbegbalẽ, si
metsɔ gbee la le? alo ameka nye
nye fetɔ, si metsɔ mi [d]dzra na?
Kpɔ da, mia vodadawo ta wotsɔ
mi dzra, eye le mia dzidadawo
ta wogbe mia dada ɖo. 2 Nuka-
ŋuti meva, eye amea ɖeke meli
o, meyɔ ame, eye amea ɖeke me-
tɔ o? Ðe nye [f]alɔ le kpuie, be
wòagbe xɔxɔ na amea? eye ɖe
ŋusẽ mele ŋunye, be maɖe ame
oa? Kpɔ da, matsɔ nye nyanyrā
ana [g]atsiaƒu namie, eye mana tɔ-
sisiwo nazu tagba, wo me lãwo
aƒaƒã, elabena tsi megale wo ŋu
o, eye tsikɔ awu wo woaku. 3
Mata ahovɔ na dziƒo, eye matsyɔ
akpanya nɛ.
4 Afetɔ Yehowa tsɔ [h]nusrɔ̃viwɔ
ƒe aɖe nam, ne manya alesi ma-
tsɔ nuƒoƒo akpe ɖe amesiwo ŋu
dedi te la ŋui. Enyɔam ŋdi sia
ŋdi, eʋua to nam, ne mase nu abe
nusrɔ̃vi ene. 5 Afetɔ Yehowa ʋu
[k]to nam, nyemesẽ to o, eye nye-
mede megbe o. 6 Mesia nye mẽ-
dome ɖi na amefolawo, eye meɖo
nye tome anyi na amesiwo nyɔa
ɖà; nyemetsyɔ nu ŋku me le vlo-
dodo kple taɖeɖe ŋuti o.[l] 7 Ke
Afetɔ Yehowa kpe ɖe ŋunye, eyata
ŋukpe malém o; eyata nye mo sẽ
abe ahliha ene, eye menyae be,
ŋu mele kpe ye ge o. 8 [o]Amesi
le afia tso ge nam la, tsɔ gbɔ-
nye; ameka be, yeahe nya kplim?
Mina míava kpe ta! Amesi si nya
le ɖe ŋunye la, nete ɖe ŋunye!
9 Kpɔ da, Afetɔ Yehowa axɔ nam;
amekae abu fɔm ma? Kpɔ da, wo
katã anyunyɔ abe avɔ ene, eye
agbagblaʋui aɖu wo. 10 Mia do-
metɔ, si vɔ̃a Yehowa la, neɖo to
eƒe dɔla ƒe gbe; amesi le viviti
me zɔm, eye kekelia ɖeke meklẽ-
na nɛ o la, neɖo dzi ɖe Yehowa
ƒe ŋkɔ ŋu, eye wòaziɔ ɖe eƒe
Mawu ŋu. 11 Kpɔ da, mi ame-
siwo katã tɔa dzo nu, eye mie-
tsɔa dzoƒaɖe bla akpae la, mige
ɖe miaƒe dzobibi la kple dzoti, si
miekpe la me. Asinye me esia
tso na mi, eye miamlɔ vevesese
me.

[a] Mo. V. 24, 1; 54, 6.
[b] 48, 1.
[d] 52, 3.
[e] Xez. 23, 24.
[f] 59, 1; Mo. IV. 11, 23.
[g] Mo. II. 14, 21.
[h] Mat. 7, 28. 29; 11, 28.
[i] Ps. 102, 27.
[k] Ps. 40, 7.
[l] Mat. 26, 67. 68; Yoh. 18, 1.
[n] Mat. 5, 11.
[o] Ro. 8, 33.
[p] Mo. II. 14, 14; 15, 7.
[r] Mo. II. 14, 21. 22.
[s] 35, 10.

Ame dzɔdzɔewo trɔ tso fukpekpe me, eye wodzɔ dzi le Zion.

51. Mi amesiwo tia dzɔdzɔenye-
nye yome, mi amesiwo dia
Yehowa la, miɖo tom! Miɖe ŋku
ɖe agakpe, si wotsɔ wɔ mi, kple
[b]vudoʋe, si me woɖe mi tsoe. 2
Miɖe ŋku ɖe mia fofo Abraham
kple Sara, si dzi mi; elabena eya
[e]ɖeka meyɔ, eye meyrae wòdzi
ɖe dzi. 3 Elabena Yehowa afa akɔ
na Zion, afa akɔ na woƒe aƒedo-
wo katã, awɔ woƒe gbegbe abe
Eden ene kple woƒe tagba abe
Yehowa ƒe abɔ ene; vivisese kple
dzidzɔ, kafukafuha kple saŋku-
ƒoƒo anɔ anyi.
4 Nye dukɔ, miƒu to anyi ɖe
ŋunye, nye ameha, milé to ɖe ŋu-
nye! Elabena nuƒiame ado tso
asinye me, eye maɖo nye ɖoɖo
anyi, wòanye kekeli na dukɔwo.
5 Nye dzɔdzɔenyenye tu aƒe, nye
xɔname aɖo, eye nye alɔwo adrɔ̃
ʋɔnu dukɔwo; ƒukpowo le mɔ
kpɔm nam, eye wole nye alɔ si-
nu dzɔm. 6 Mifɔ mo dzi ɖe dziƒo,
eye miɖe mo to ɖe anyigba; ela-
bena [i]dziƒo abu abe dzudzɔ ene,
anyigba anyunyɔ abe avɔ ene,
eye edzinɔlawo aku abe tagba-
tsuwo ene; ke nye xɔname anɔ
anyi tegbee, eye nye dzɔdzɔenye-
nye nu matsi o. 7 Mi amesiwo
nyaa dzɔdzɔenyenye, dukɔ, si ƒe
dzi me nye se la le, miɖo tom!
Migavɔ̃ [n]amegbetɔwo ƒe fewuɖu-
ɖu o, eye woƒe vlodoame megaɖe
dzi le mia ƒo o! 8 Elabena agba-
gblaʋui aɖu wo abe avɔ ene, eye
tsiƒomee aɖu wo abe kuntru ene;
ke nye dzɔdzɔenyenye anɔ anyi
tegbee, eye nye xɔname anɔ dzi-
dzimewo katã me.
9 Nyɔ, Yehowa ƒe alɔ, nyɔ, eye
nata ŋusẽ! Nyɔ abe le [p]tsã ŋkeke-
wo me ene, abe le blema ƒomea-
wo ŋɔli ene. Ðe menye wòe ƒli
Raxab, eye nèƒo nu ɖe boso la
oa? 10 Ðe menye wòe na atsiaƒu,
tɔgo glo la me tsiwo mie, eye nèta
mɔ ɖe atsiaƒu gɔme, be amesiwo
woɖe la, to edzi yi oa?[r] 11 Ye-
howa ƒe amesiwo wòxɔ ƒle la, atrɔ
gbɔ, woava Zion kple aseyetsɔ-
tso, eye dzidzɔ mavɔ anɔ woƒe
ta me; vivisese kple dzidzɔ asu
wo si, eye nuxaxa kple hũɖeɖe
abu ɖe wo.[s] 12 Nyee, nyee nye

amesi afa akɔ na mi. Ameka nè-
nye, be nèle [a]amegbetɔ, si nye
nu kukua, kple amegbetɔvi, si wo-
wɔna abe [b]gbe ene la vɔ̃m? 13
eye nèŋlɔ Yehowa, wɔwòla, amesi
he dziƒo me, eye wòɖo anyigba
gɔme anyi la be, eye nèle dzo-
dzom nyanyanya gbawotsyogbe
ɖaa le ameteɖeanyigba ƒe dziku
ta, ne eɖo be, yeagblẽ wò? Afika
ameteɖeanyila ƒe dziku le azɔ?
14 Woaɖe ga amesi do dɔgɔ̃e dí
la kaba, maku ɖe gaxɔ me o, eye
abolokoe mawɔe o. 15 Nyee nye
Yehowa, wò Mawu, amesi de adã
ta me na atsiaƒu, ale be eƒe tso-
tsoewo dze agbo; eƒe ŋkɔ nye
Yehowa Zebaot. 16 Metsɔ nye
nya de nuwò, eye [g]meɣla wò ɖe
nye asi ƒe vɔvɔli te, ne magbu-
gbɔ dziƒo me ahe, maɖo anyigba
gɔme anyi, eye magblɔ na Zion
be: Nye dukɔ nènye.
17 Fɔ, fɔ, Yerusalem, tso, wò,
si no dɔmedzoekplu tso Yehowa
si me, èno [k]kplu muame la kpɔ
egɔme ƒiaƒiaƒia. 18 Vi, siwo katã
wòdzi la dometɔa ɖeke mekpɔe
o, eye vi, siwo katã wònyi wotsi
la dometɔa ɖeke melé eƒe alɔnu
o. 19 Nu [l]evee dzɔ ɖe dziwò,
amekae afa na wò? Gbegblẽ kple
tsɔtsrɔ̃, dɔwuame kple yi, amekae
afa akɔ na wò? 20 [o]Nu te viwò-
wo ŋu, womlɔ kpɔdomewo katã
ƒe dzogoewo dzí abe sẽ, si mɔ̃
ɖe ene, eye Yehowa ƒe dziku kple
wò Mawu ƒe nyanyrã ɖi ƒo na
wò. 21 Eyata, wò hiãtɔ, yamula, si
meno wein hafi o la, se esia! 22
Ale wò Aƒetɔ Yehowa kple wò
Mawu, amesi wɔa avu ɖe eƒe du-
kɔ nu la, gblɔ esi: Maxɔ [s]kplu
muame, nye dɔmedzoekplu la, le
asiwò me, eye màganoe azɔ o;
23 matsɔe ade así na amesiwo wɔ
funyafunya wò, amesiwo gblɔ na
wò be: [u]Bɔbɔ, ne míato dziwò
ayi, wɔ wò mẽdome wòasɔ kple
anyigba, eye wòanɔ, abe alesi mɔ
le na edzitolawo ene.

**Ŋutifafa gbeƒãɖelawo ɖe gbe ƒã xɔxɔ le Zion.**

**52.** Nyɔ, Zion, nyɔ nata wò ŋu-
sẽ! Yerusalem, wò du kɔ-
kɔe la, ta wò atsyɔ̃vɔwo! Elabena
bolotɔwo kple ame makɔmakɔwo
magava mewò azɔ o. 2 Ŋuɖu
ke le ŋuwò, Yerusalem, tso na-

[a] Ps. 56, 5.
[b] 40, 6.
[d] 50, 1.
[e] Xez. 36, 20.
[f] Nax. 2, 1; Ro. 10, 15.
[g] 48, 2.
[h] Zax. 9, 9.
[i] 56, 10; 62, 6; Xez. 3, 17.
[k] Ps. 60, 5; 75, 9; Yer. 25, 15-18.
[l] 47, 9.
[n] 53, 1.
[o] Kony. 2, 11. 19.
[p] 48, 20; Kor. II. 6, 17.
[r] Mo. II. 12, 11.
[s] kp. 17.
[t] 42, 1.
[u] Ps. 129, 3.
[v] 65, 1; Ro. 15, 21.
[y] Yoh. 12, 38; Ro. 10, 16.

bɔbɔ nɔ anyi! Zion-nyɔnuvi, si
woɖe aboyoe, ɖe ga le wò kɔ!
3 Elabena ale Yehowa gblɔ esi:
Wotsɔ mi dzra yaka, eye menye
ga tsɔ ge woala axɔ mi o.[d] 4 Ela-
bena ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Tsã la nye dukɔ yi Egipte, be
wòanɔ afima, eye Asur tee ɖe
anyi yakatsyɔ. 5 Yehowa be: Azɔ
dɔ ka le ŋunye le afi, esi wo-
kplɔ nye dukɔ dzoe yakatsyɔ?
Yehowa be, wo dziɖulawo le aseye
tsom, eye wole alɔme ɖem le nye
[e]ŋkɔ ŋu gbeawotsyogbe ɖaa. 6
Eyata nye dukɔ adze si nye ŋkɔ
gbemagbe be, nyee nye amesi le
gbɔgblɔm be: Nyee nye si!
7 Du nyui xɔla ƒe afɔwo [f]nyo le
towo dzí loo! Eya, amesi ɖea gbe
fã ŋutifafa, eye wòtoa gbe nyui,
eɖea gbe fã xɔname, eye wòle
gbɔgblɔm na Zion be: [h]Wò Mawu
enye fia! 8 Lé to ɖe wò [i]dzɔla-
wo ŋu! Wo katã ƒe gbe de dzi,
eye wotso aseye; elabena wofe
ŋkuwo kpɔ eteƒe, esime Yehowa
trɔ gbɔ va Zion. 9 Mi Yerusalem
ƒe aƒedowo, mido aƒa, mitso aseye
yoo; elabena Yehowa fa akɔ na
eƒe dukɔ, eye wòɖe Yerusalem!
10 Yehowa [n]klo nu le eƒe alɔ kɔ-
kɔe la ŋu le dukɔwo katã ŋku
me, eye anyigba ƒe mlɔenuwo katã
akpɔ mía Mawu ƒe xɔname. 11
Midzo, midzo, miou tso afima! Mi-
gaka asi nu makɔmakɔa ɖeke ŋu
o! Miou tso wo dome; mi Yeho-
wa ƒe nutsɔlawo, mikɔ mia ɖokui
ŋu![p] 12 Elabena menye [r]kpla-
kplakpla dzi mianɔ aou o, eye
miasi adzo o; elabena Yehowa
adze ŋgɔ na mi, eye Israel ƒe
Mawu la axe megbe na mi.
13 Kpɔ ɖa, [t]nye dɔla awɔ nu
ɖe nunya me, woadoe ɖe dzi, axɔ
ŋkɔ, eye wòaɖo kpo ŋutɔ. 14 Alesi
ame geɖewo ƒe nu ku ɖe ŋuwò,
alesi eƒe nɔnɔme vlo wu amegbe-
tɔwo tɔ, eye eƒe kpɔkpɔme vlo
wu amegbetɔviwo tɔ la, 15 ne-
nema wòana dukɔ geɖewo ƒe nu
naku, eye fiawo ƒe nu ade ga le
eta, elabena [v]nusi womegblɔ na
wo kpɔ o la, wokpɔ, eye nusi wo-
mese kpɔ o la, wodze sii.

**Fukpekpe ɖe ame teƒe kple Mawu ƒe dɔla ƒe ŋutikɔkɔe.**

**53.** [y]Amekae xɔ nya, siwo wo-
gblɔ na mí la dzi se, eye

ameka ŋue Yehowa ƒe [a]alɔ ɖe edo-
kui fia ɖo? 2 Edzė abe atilɔ fẽ
ene le eŋku me, eye abe [d]ke ƒe
dzedzė tso anyigba ƒuƒu me ene.
Nonɔme kple ɖekadzedze mele
eŋu, ne miaɖe ŋku ɖee o, eye
kpɔkpɔme mele eŋu, ne eƒe nu
nadzro mí o. 3 Amegbetɔwo [e]do
vloe, eye wogbee, ŋutsu kpehiã
kple amesi dzi dɔlėle le la wò-
nye, wodo vloe abe amesi ta wo-
tsyɔ nu ŋku me ɖo la ene, eye
míebui ɖe naneke me o.
4 Ke eyae [g]tsɔ miaƒe dɔlėlewo,
eye wòɖe ta míaƒe vevesesewo
te; evɔ wònye míawo míebui abe
amesi wohe to na, amesi Mawu
ƒo, eye wòwɔ funyafunyae ene
hafi. 5 Ke woɖe abi eŋu le miaƒe
dzidadawo ta, eye wogbãe gudu-
gudu le míaƒe vodadawo ta. Miaƒe
ŋutifafa ƒe tohehe le edzi, eye
eƒe kabiwo wotsɔ yɔ dɔ mí.[i] 6
Mí katã [l]mietra mɔ abe alẽwo
ene, eye amesiame lė eƒe mɔ tsɔ;
ke Yehowa na míaƒe [n]vodadawo
katã va eyama dzi.
7 Wowɔ fui, ke ebɔbɔ eɖokui,
eye mekẹ nu o; abe alẽ, si wo-
kplɔ yina wuwu ge, kple alẽvi, si
li kpoo le eƒe fukolawo ŋku me
ene la, nenema eya hã meke nui
o.[r] 8 Wodee le xaxa kple ʋɔnu-
dɔdrɔ̃ me, eye eŋɔlimeviwo do-
metɔ kae bu eŋuti kpɔ be, woɖee
ɖa le agbagbeawo ƒe anyigba dzi,
eye wowɔ fui le nye dukɔ ƒe dzi-
dadawo ta? 9 Woɖe yɔdo nɛ ɖe
ame vɔ̃ɖiwo dome, eye esi wòku
la, enɔ vodalawo dome, [u]evɔ wò-
nye mesẽ ŋuta o, eye alakpa me-
nɔ eƒe nu me kpɔ o hafi.
10 Ke Yehowa di be, yeatsɔ dɔ-
lėle agbãe gudugudu; ne etsɔ
eɖokui wɔ fɔɖivɔsae la, akpɔ [v]dzi-
dzimeviwo, anɔ agbe didie, eye
Yehowa ƒe tameɖoɖo adze edzi
to eƒe asi dzi. 11 Akpɔ nu kple
ŋku, wòadi ƒo nɛ le eƒe luʋɔ
ƒe agbagbadzedze ta. Nye dɔla
dzɔdzɔe la atsɔ nunya [z]atso afia
na ame geɖewo, eye [a]wòade ta
woƒe vodadawo te. 12 Eyata ma-
na gomee ɖe ame geɖewo dome,
eye eya kple kalẽtɔwo amã abo-
yonu, elabena etsɔ eƒe agbe ɖe
ku me, eye wòna wobui kpe ɖe
[e]vodalawo ŋu, evɔ wònye ede
ta ame geɖewo ƒe nuvɔ̃wo te,

a 52, 10.
b Lu. 23, 34.
d 11, 1.
e Ps. 22, 7. 8; Mar. 9, 12.
f 49, 20; Gal. 4, 27.
g Mat. 8, 17.
h Yer. 51, 5.
i Pet. I. 2, 24.
k Hos. 2, 21.
l Pet. I. 2, 25.
n Kor. II. 5, 21.
o 50, 1.
p Ps. 30, 6.
r Yoh. 1, 29; Dɔ. 8, 32.
s 60, 10.
t Mo. I. 9, 11-17.
u Pet. I. 2, 22; Yoh. I. 3, 5.
v Ps. 22, 31.
y Xez. 37, 26.
z Ro. 10, 4; Kor. II. 5, 21.
a Yoh. 1, 29.
b Nyaɖ. 21, 18 v. 21.
d Yoh. 6, 45.
e Mar. 15, 28; Lu. 22, 37.

eye wòɖe kuku [b]ɖe vodalawo ta
hafi.

**Mawu do kaka ɖe xexea me kple amenuveve mavɔ ŋugbe na eƒe dukɔ la.**

**54.** Wò konɔ, si medzi vi o, tso
aseye; kpɔ dzidzɔ, eye na-
do aƒa, wò amesi melė ku kpɔ o!
Yehowa be: Amesi tsi akogo la
ƒe viwo sɔ gbɔ wu srɔ̃tɔ ƒe viwo.[f]
2 Keke wò agbadɔ ƒe nɔƒe ɖe nu,
eye nahe wò agbadɔvɔ me, me-
gahe asi ɖe megbe o! Didi wò
kawo ɖe nu, eye naƒo wò tsyo-
tiwo ɖe to! 3 Elabena àkeke ɖe
dusi kple mia me, viwòwo axɔ du-
kɔwo ƒe anyigba, eye woanɔ du
zu aƒedowo me. 4 Megavɔ̃ o, ela-
bena ŋu makpe wò o; wò mo me-
gatsi dã o, elabena ŋukpe malė
wò o. Elabena àŋlɔ wò ɖetugbi-
me ŋukpe be, eye màɖo ŋu wò
[h]ahosinyenye me vlododo o. 5 Ela-
bena wɔwòla enye [k]srɔ̃wò, eŋkɔ
nye Yehowa Zebaot, eye wò ɖela
enye Israel ƒe kɔkɔetɔ la, eŋkɔ
nye xexeame blibo ƒe Mawu. 6
Elabena Yehowa yɔ wò abe nyɔ-
nu, si wogblẽ ɖi wòle nu xam
ene, eye abe ɖekakpuime srɔ̃, si
[o]wogbe ene, Yehowa ye gblɔe.
7 Megblẽ wò ɖi vie ko, ke matsɔ
nublanuikpɔkpɔ gã aƒo wò ƒu.[p]
8 Le dɔmedzoedodo ƒe nyanyrã
me meɣla nye ŋku me ɖe wò ʋee;
ke matsɔ amenuveve mavɔ akpɔ
nublanui na wò, Yehowa, wò ɖe-
lae gblɔe![s] 9 Elabena esia le nam
abe Noa ƒe tsiɖɔɖɔ ene; alesi [t]me-
ka atam be, Noa ƒe tsiɖɔɖɔ ma-
gaɖe anyigba akpɔ o la, nenema
ke meka atam be, nyemagado dɔ-
medzoe ɖe ŋuwò, eye nyemagaka
mo na wò azɔ o. 10 Elabena ne
towo te ɖa, eye togbɛwo ʋã hã
la, nye amenuveve mate ɖa le ŋu-
wò o, eye nye [y]ŋutifafa nubabla
maʋã o, Yehowa, wò nublanui-
kpɔlae gblɔe!
11 Wò hiãtɔ, si ahom lɔ ɖe nu,
eye womefa akɔ na wò o, kpɔ ɖa,
matsɔ kpe ŋɔŋɔewo aɖo gɔwòme
anyi, eye matsɔ adzagba aɖo wò
agunu anyi. 12 Mana wò xɔta
tsutsuẽwo nanye gbloti, wò agbo-
wo nanye soe, eye wò kpɔtɔtɔ
blibo la nanye kpe xɔasiwo.[b] 13
Viwòwo katã anye Yehowa ƒe [d]nu-
srɔ̃viwo, eye viwòwo ƒe ŋutifafa
asɔ gbɔ. 14 Dzɔdzɔenyenye woa-

tsɔ ali ke wò; ànɔ adzɔge na ŋu-
tasesẽ, elabena màvɔ̃ o, eye ànɔ
adzɔge na ŋɔdzi, elabena mate ɖe
ŋuwò o. 15 Kpɔ ɖa, ne amea ɖe
wɔ avu la, menye nyee dɔe o;
amesi wɔ avu kpli wò la, atsi asi-
wò me.[a] 16 Kpɔ ɖa, nyee wɔ gbe- a Ro. 8, 31.
ɖe, amesi ƒlɔa dzo ɖo, eye wòtua
lãnu le eƒe dɔwɔwɔ nu; eye nyee
wɔ nugblẽla hã, be wòagblẽ nu.
17 Lãnu sia lãnu, si wotu ɖe ŋu- b Mat. 13, 8.
wò la, madze edzi o, eye àbu fɔ
aɖe, siwo katã tso ɖe ŋuwò le
ʋɔnu. Esia nye Yehowa ƒe dɔ- d 44, 23.
lawo ƒe domenyinu, eye woƒe
dzɔdzɔenyenye tso gbɔnye, Ye-
howa ye gblɔe!

### Amewo katã kpekpe hena Mawu ƒe amenuveve nubabla.

55. Kuwui! Mi ame tsikɔwuwo
katã, miva tsi gbɔ! Mi ame-
siwo si ga mele o, miva ƒle nu,
ne miaɖu! Miva, ne miadze wein
kple notsi, menye kple ga alo le
asixɔxɔ nu o! 2 Nuka ta miebe,
yewoaxlẽ ga ɖe nusi menye abolo
o la ta, eye miawɔ dɔ ɖe nusi me-
dia ƒo o la ta? Miɖo tom ko,
ekema miaɖu nu nyui, eye miaƒe
luʋɔ ƒe dzeme akɔ ɖe ami ŋu. e 58, 13.
3 Miƒu to anyi, eye miva gbɔnye!
Mise nu, ekema miaƒe luʋɔ anɔ
agbe! Mabla [f]nu mavɔ kpli mi, f Yer. 31, 31-34.
mana Dawid ƒe [h]amenuveve, si li g 14, 1.
ke la mi. 4 Kpɔ ɖa, metsɔe ɖo h Ps. 89, 3-5; Dɔ. 13, 34.
ɖasefo na dukɔwo, eye metsɔe ɖo i Mo. V. 23, 2.
dukɔwo ƒe amegã kple dziɖula.
5 Kpɔ ɖa, àyɔ dukɔ, si mènya
o la vɛ, eye dukɔ, si menya wò o
la, aƒu du ava gbɔwò le Yehowa,
wò Mawu, kple Israel ƒe kɔkɔetɔ
la ta, elabena ede bubu ŋuwò. 6
Midi Yehowa, ŋkeke alesi wòle ga-
glãgbe, miyɔe, esime wòtsɔ kpui-
ƒe.[k] 7 [l]Ame vɔ̃di neɖe asi le eƒe k Yer. 29, 12.
mɔ ŋu, eye nu vlo wɔla neɖe asi l Xez. 33, 11.
le eƒe susuwo ŋu, ne wòatrɔ ɖe
Yehowa ŋu, ekema akpɔ nublanui
nɛ, eye wòatrɔ ɖe mía Mawu ŋu,
elabena [n]etsɔa nuvɔ̃ kena geɖe. n Ps. 130, 4.

### Mawu ƒe nya ƒe dɔwɔwɔ vodada manɔgui.

8 Elabena Yehowa bė: Nye su-
suwo menye miaƒe susuwo o, eye
miaƒe mɔwo menye nye mɔwo
o; 9 ke boŋ alesi dziƒo kɔ boo
wu anyigbae la, nenema nye mɔ-
wo kɔ wu miaƒe mɔwo kple
[o]nye susuwo wu miaƒe susu- o Ps. 92, 6.
woe. 10 Elabena alesi tsidzadza
kple sno dzana tso dziƒo, eye
megagbugbɔna yina o, ke boŋ
wòɖea tsi anyigba wònana wò-
miea nu heʋãa nu, eye wònaa nu-
ku nuƒãla kple abolo, ne woaɖu
la, 11 nenema ke nye nya, si do
tso nye nu me la anɔ: Magbugbɔ
va gbɔnye ƒuƒlu o, negbe ɖeko
wòawɔ nye lɔlɔ̃nu, eye wòawɔ
nusi gbe meɖoe ɖo la hafi.[b]
12 Elabena miaʋu adzo kple
dzidzɔ, eye woaɖo mi ɖa le ŋuti-
fafa me.[d] Towo kple togbɛwo atso
aseye le mia ŋgɔ, eye gbemetiwo
katã aƒu akpe. 13 Sesewuwo amie
ɖe ŋuvewo teƒe, eye gbe ʋeʋẽe-
wo amie ɖe dzawo teƒe, eye
wòazu kafukafu na Yehowa kple
ŋkuɖodzinu mavɔ, si nu mayi o.

### Nuxɔxlɔ̃ hena mawusubɔsubɔ. Trɔ̃subɔlawo totrɔ.

56. Ale Yehowa gblɔ esi: Mi-
dzra ɖoɖo la ɖo, eye miwɔ
nu dzɔdzɔe. Elabena nye xɔna-
me tu aƒe, ne wòava, kple nye
dzɔdzɔenyenye, ne wòaɖe eɖokui
afia. 2 Woayra amegbetɔ, si wɔa
alea, kple amegbetɔvi, si kuna ɖe
nusia ŋu, amesi dzraa [e]dzudzɔgbe
la ɖo, be wòagagblẽ kɔ ɖo nɛ o,
eye wòkpɔa eƒe asi dzi, be maga-
wɔ vɔ̃a ɖeke o! 3 [g]Amedzrovi,
si ku ɖe Yehowa ŋu la, megagblɔ
be, Yehowa le ye ɖe ge ɖa atso
eƒe dukɔ ŋu o; eye [i]ame tata me-
gagblɔ be, kpɔ ɖa, ye la, ati ƒuƒu
ko ye nye o. 4 Elabena ale Ye-
howa gblɔ na ame tata, siwo dzraa
nye dzudzɔgbewo ɖo, wotiaa nusi
dzea ŋunye, eye wokuna ɖe nye
nubabla ŋu tsehee la, enye si:
5 Mana ŋkuɖodzinu kple ŋkɔ, si-
wo nyo wu ŋutsuviwo kple nyɔ-
nuviwo la wo ɖe aƒenye me kple
nye gliwo me; ŋkɔ mavɔ, si me-
tsrɔ̃na o la, mana amesiawo tɔgbe.
6 Eye amedzrovi, siwo ku ɖe
Yehowa ŋu, be yewoasubɔe, ye-
woalɔ̃ Yehowa ƒe ŋkɔ, eye ye-
woanye dɔlawo nɛ, wo amesiwo
katã dzraa dzudzɔgbe la ɖo, be
yewomagagblẽ kɔ ɖo nɛ o, eye
wokuna ɖe nye nubabla ŋu la,
7 mana woaɖe nye to kɔkɔe la
gbɔ, eye maɖo dzidzɔ na wo le
nye gbedoxɔ me. Woƒe nume-
vɔsawo kple woƒe akpedavɔsawo

adze ŋunye le nye vɔsamlekpui
dzi; elabena woayɔ [a]nye aƒe be:
Dukɔwo katã ƒe gbedoxɔ. 8 Aƒetɔ
Yehowa, amesi ƒo Israel ƒe ame
kahlẽwo nu ƒu la be: Magaƒo ame-
wo nu ƒu akpe ḍe ame ƒoƒuawo ŋu.

Tohehe na dukɔ la kplɔla vɔ̃ḍiawo.

9 Mi gbemelãwo katã, miva ḍu
nu, mi avemelãwo katã! 10 Woƒe
[b]dzɔlawo katã nye ŋkuagbãtɔwo,
womele ŝi dzem naneke o; avũ
aḍetututɔ, siwo mate ŋu aḍe gbe
o la, wo katã wonye, womlɔ anyi
le drɔ̃e kum, eye alɔ̃ le wo nu
vivim. 11 Dɔ le avũawo wum ve-
vie, eye womenya ƒoḍiḍi o; lã-
kplɔvi, siwo mele ḍeke nyam o
la, wonye; wo katã wolė woƒe mɔ,
eye wo [e]dometɔ ḍesiaḍe le eƒe
viḍeyome dim le goawo katã me.
12 Miva, ne maḍaku wein vɛ, eye
míano aha muame; etsɔ hã nanɔ
abe egbe ene, eye [f]eteƒe makɔ o.

Le ku me ke hã ame dzɔdzɔewo akpɔ ŋutifafa,
eye mawumavɔ̃lawo akpɔ ŋutimeƒamaƒa.

**57.** Ame dzɔdzɔe kuna, eye me-
dea dzigbɔ na amea ḍeke
o, woḍea mawumemewo ḍa, ke
amea ḍeke medzea sii be, vɔ̃ḍi-
wɔwɔ nu woḍea [k]ame dzɔdzɔe ḍa
le o. 2 Amesiwo ƒe zɔzɔme tomɔ
ḍeka la, woayi ḍe ŋutifafa me, eye
[l]woagbɔ ḍe eme le wo mlɔƒewo.
3 Mi nyɔnu dzosala ƒe viwo,
mi ŋutsu ahasitɔ kple gbolo ƒe
dzidzimeviwo, mite va![o] 4 Ameka
ŋu miele fefem le, ameka ŋu mieke
nu ḍo baa, eye miedo aḍe ḍe go
biḍaa ḍo? Ḍe menye godzelawo
ƒe dzidzimeviwo kple alakpaviwo
mienye, 5 amesiwo ƒe lãme le fie-
fiẽm ḍe legbawo ŋu le ati da-
mawo katã te, mi amesiwo wu
mia viwo ḍe balimewo le agakpe-
towo te la oa?[p] 6 Etia bali me
kpe zɔzrɔ̃ewo na ḍokuiwò, woa-
woe nye wò gome; èƒo tsi ḍe
anyi na wo, eye nèḍe dza na wo,
ḍe mazi kpi akpɔ nusiawoa? 7 Etu
mlɔwòƒe ḍe to, si kɔ bobobo la
dzi, eye nèyi edzi, be nawu vɔ-
salã. 8 Etsɔ wò ŋkuḍodzinu ḍo
wò ʋɔtruwo kple ʋɔtrutiwo godo,
elabena ètrɔ ʋu le yonyeme, èklɔ
nu le wò aba ŋu, èḍe edzi, eye
nèkekee ḍe nu, eye mia kple wo
miebla asi; wo mlɔƒe dze ŋuwò,
eye nèḍe ŋku ḍe ama. 9 Etsɔ

a Mar. 11, 17.
b 52, 8; Xez. 3, 17; 33, 2–9.
d Ps. 50, 21.
e Yer. 6, 13.
f Lod. 23, 35.
g 62, 10.
h Ps. 115, 5–8.
i 66, 1. 2; Ps. 51, 19.
k Pia. II. 22, 20.
l 26, 20; Dan. 12, 13.
n Ps. 103, 9.
o Mat. 12, 39.
p Yer. 2, 20. 24.
r Ef. 2, 17.
s Yu. 13.
t 48, 22.

ami yi fia gbɔe, eye nèḍo atike
ʋeʋẽe asi fũ; èḍo wò amewo ḍe
didiƒe ke, eye nèbɔbɔ ta wòḍatɔ
tsieƒe ke. 10 Ne wò mɔ didi la te
ḍeḍi ŋuwò hã la, mègblɔna be, yea-
dzudzɔ o; agbe gale ŋuwò, eyata
nu mete ŋuwò o. 11 Amekae le
ŋɔ dzim na wò, eye ameka vɔ̃m
nèle, be nèzu alakpatɔ, mèḍo ŋku
dzinye o, eye nya mede dzigbɔ
na wò o?[d] Esi mezi kpi eteƒe
didi la, menye eyatae nègbem
vɔvɔ̃ ḍo oa? 12 Maḍe wò dzɔ-
dzɔenyenye afia; ke wò dɔwɔwɔ-
wo maxɔ na wò o. 13 Edo ɣli
be, wò legba gbogboawo naxɔ na
wò, ke ya lɔ wo katã ḍe nu, eye
fuƒu kplɔ wo dzoe. Ke amesi sim
tsɔ la, anyi anyigba ƒe dome, eye
wòaxɔ nye to kɔkɔe la wòanye
etɔ.
14 Eye wògblɔ be: Mita mɔ,
mita mɔ, mikplɔ mɔwo dzi; miḍe
nukikliwo katã ḍa le mɔ me na
nye dukɔ![g] 15 Elabena ale ame
gã, si ḍo kpo, eli tegbee, eye eƒe
ŋkɔ nye kɔkɔe la, [h]gblɔ esi: Mele
dzi kple kɔkɔeƒe la, mele [i]amesi
wogbã gudugudu, kple amesi ƒe
gbɔgbɔ wobɔbɔ ḍe anyi la gbɔ,
ne magbɔ agbe amesiwo wobɔbɔ
ḍe anyi la ƒe gbɔgbɔ, eye ma-
gbɔ agbe amesiwo wogbã gudu-
gudu la ƒe dzi. 16 Elabena [n]nye-
manɔ dzre hem godogodo o, eye
nyemanɔ dɔmedzoe dom ḍaa o;
elabena nu ava te gbɔgbɔ ŋu le
ŋkunye me kple luʋɔ, siwo me-
wɔ la ŋu. 17 Le eƒe ŋubiabia ƒe
vodada ta medo dɔmedzoe, eye
meƒoe ḍo, medo dɔmedzoe, eye
meɣla ḍokuinye, tete wòdze go
helė eƒe tamesusu ƒe mɔ tsɔ. 18
Mekpɔ eƒe mɔwo, mayɔ dɔe, ma-
kplɔe, eye mafa akɔ na eya kple
eƒe nuxalawo. 19 Yehowa, amesi
wɔ nuyiwo ƒe kutsetse la, gblɔ
be: Ŋutifafa, ŋutifafa mana didiƒe
nɔlawo kple kpuiƒe nɔlawo, eye
mayɔ dɔ wo.[r] 20 Ke ame vɔ̃ḍiwo
le abe atsiaƒu dzeagbo ene, ela-
bena mate ŋu anɔ anyi kpoo o, eye
eƒe tsiwo le bà kple gbeḍuḍɔ ḍem
ḍe go.[s] 21 Nye Mawu be: Ŋuti-
fafaa ḍeke meli na ame vɔ̃ḍiwo o.[t]

Nutsitsiḍɔ nyuitɔ kple vɔ̃ḍitɔ.

**58.** He vekati nado ɣli, mega-
dzudzɔ o! Wò gbe nede dzi

abe kpẽ ene, eye nagblɔ nye [a]du-
kɔ ƒe vodada nɛ kple Yakob ƒe
aƒe ƒe nuvɔ̃wo nɛ! 2 Wole di-
yem gbeawotsyogbe, eye wole di-
dim be, yewoanya nye mɔwo; wole
[c]ʋɔnudɔdrɔ̃ dzɔdzɔe dim tso gbɔ-
nye abe dukɔ, si wɔa nu dzɔdzɔe,
eye megblẽa eƒe Mawu ƒe ɖoɖo-
wo ɖi o la ene; wole didim be,
Mawu natsɔ ɖe yewo gbɔ! 3 „Nu-
kaŋuti míetsi nu dɔ, eye mèlé
ŋku ɖe eŋu o, míeka hiã mía ɖo-
kui, eye mèdze sii o?" Kpɔ ɖa,
miewɔ dɔ le miaƒe nutsiɖɔgbe,
eye miefo du ɖe miaƒe dɔwɔlawo
nu. 4 Kpɔ ɖa, dzrewɔwɔ kple avu-
wɔwɔ ta mietsi nu le dɔdɔm ɖo,
eye be miada kɔ madzɔmadzɔ.
Menye ɖe mietsi nu dɔ le ŋkeke
mawo me, be woase miaƒe gbe
le dzi o. 5 Ðe [f]nutsitsidɔ, si me-
lɔ̃na, kple ŋkeke, si dzi amegbetɔ
naka hiã eɖokui la, enye esia?
Ne wobi ta ɖe anyi abe keti ene,
eye womlɔ akpanya kple afi dzi
la, eya yɔm nèle be nutsitsidɔ
kple ŋkeke, si adze Yehowa ŋua?

Mawusubɔsubɔ vavãtɔ yayra.

6 Ðe menye esia nye nutsitsidɔ,
si melɔ̃na la oa be, woaɖe ga ma-
dzɔmadzɔwo, woatu kɔkuti ƒe ka-
wo, woana ablɔɖe amesiwo wote
ɖe anyi, eye miaŋe kɔkutiwo ka-
tã, 7 naka wò abolo na dɔwuitɔ,
eye nakplɔ ame dahe, siwo le
tsaglãla tsam la, ayi aƒewò mee,
ne èkpɔ amea ɖe amama la, nata
avɔ nɛ, eye mágaɣla ɖokuiwò ɖe
wò ŋutɔ wò ŋutilã o.[i] 8 Ekema
[k]wò kekeli adze abe agudzedze
ene, eye wò hayahaya ado kaba,
wò dzɔdzɔenyenye adze ŋgɔwò,
eye Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ahe
megbe na wò. 9 Ekema [l]àyɔ Ye-
howa, eye wòatɔ na wò; àdo ɣli,
eye wòagblɔ be: Nyee nye si!
Ne èɖe ametetedeanyi, asifiafia-
me kple nu vɔ̃ɖi ƒoƒo le dowòme,
10 ne ètsɔ wò abolo na dɔwuitɔ,
eye nèɖi ƒo na amesi wote ɖe
anyi la, ekema wò kekeli aklẽ le
viviti me, eye wò tsizi anɔ abe
ŋdɔkutsu dzatsɛ ene, 11 ekema
Yehowa akplɔ wò ɖaa, eye wòaɖi
ƒo na wò le kuɖiɖinyigba dzi, aɖe
agbe wò ƒuwo me, eye ànɔ abe
[o]abɔ, si wode tsii, kple tsidzɔƒe,
si ƒe tsiwo memiena o la ene. 12
Viwòwo atso blemaƒedowo, eye

a Mi. 3, 8.
b 61, 4.
d 56, 2. 4.
c 43, 26.
f Zax. 7, 5; Mat. 6, 16—18.
g 50, 2.
h 1, 15.
i Mat. 25, 35.
k kp. 10; Ps. 37, 6.
l 30, 19.
n Ro. 3, 15—17.
o Yer. 31, 12.

àfɔ gbaɖegbetɔwo ƒe glikpowo
ɖe tsitrenu, eye woayɔ wò be „gli
gbagbãwo ɖoɖola, mɔwo dzraɖo-
la, ne woatso aƒe ɖi."[b] 13 Ne ète
wò afɔ ɖe megbe tso [d]dzudzɔgbe
la ŋu, be mèwɔ wò dɔwo le nye
ŋkeke kɔkɔe la dzi o, ne èyɔ dzu-
dzɔgbe la be „dzidzɔ" kple Ye-
howa ƒe nu kɔkɔe la be „bubu",
eye nède bubu eyama ŋu, ale be
mèlé wò mɔ tsɔ o, mèwɔ wò dɔ-
wo o, eye mèƒo nu kpoloe o la,
14 ekema àkpɔ dzidzɔ le Yeho-
wa ŋu, mana naɖe anyigba ƒe kɔ-
kɔƒewo, eye mana naɖu fofowò
Yakob ƒe domenyinu; elabena
Yehowa ƒe nue gblɔe!

Dukɔ mavɔ̃mawu la ƒe gbegblẽ.

59 Kpɔ ɖa, Yehowa ƒe alɔ meto
ɖe eme, be maxɔ na ame
o, eye eƒe to metsi, be mase nu
o;[g] 2 ke boŋ miaƒe vodadawoe klã
mía kple miaƒe Mawu dome, eye
miaƒe nuvɔ̃woe na be, wòɣla ŋku
me ɖe mi, be magaɖo to mi o.
3 Elabena ʋu ƒo [h]asi na mi, eye
vodada le miaƒe asibidewo ŋu,
miaƒe nuyiwo daa alakpa, eye
miaƒe aɖewo gblɔa nya tovo. 4
Amea ɖeke meli, si biaa dzɔdzɔe-
nyenye ta sena o, eye ame ɖeke
medrɔ̃a ʋɔnu ɖe eteƒe o, woɖoa ŋu
ɖe nu dzodzroa ŋu, eye wodaa ala-
kpa, woƒoa hiãkame ƒe fu hetsɔa
dzɔgbevɔ̃e dzina. 5 Woƒoa da-
kpui ƒe azi, eye wolɔ̃a yiyiɖɔ;
amesi ɖua woƒe azi la, aku, eye
ne wogbãe kple afɔ la, ƒli ado
atso me. 6 Woƒe kawo mazu avɔ
akpɔ o, eye womatsyɔ woƒe dɔ-
wɔwɔwo o; woƒe dɔwɔwɔwo nye
dɔ vɔ̃ɖiwo, eye ŋutasesẽ le woƒe
asiwo me. 7 Woƒe afɔwo le du
dzi ɖe vɔ̃ɖiwɔwɔ ŋu, eye wole
abla ɖem, be woakɔ ʋu maɖifɔ
ɖi. Woƒe susuwo nye susu vɔ̃ɖi-
wo, gbegblẽ kple tsɔtsrɔ̃ le wo
toƒewo.[n] 8 Womenyaa ŋutifafa
mɔ la o, eye nu dzɔdzɔea ɖeke
menɔa wo toƒe o, woglɔ̃a woƒe
mɔ, eye amesi toa edzi la, me-
nyaa ŋutifafaa ɖeke o.
9 Eyata ɖoɖo la le adzɔge na
mí, eye dzɔdzɔenyenye gbe mía
gbɔ vava; míele mɔ kpɔm na ke-
keli, kpɔ ɖa, viviti li, míele mɔ
kpɔm na xexeme ƒe kɔkɔ, ke míele
zɔzɔm le blukɔ me. 10 Míele asi

tsam le gli ŋu abe ŋkuagbãtɔwo
ene, eye míele asi tsam abe ŋku-
nɔwo ene. Míekli nu le ŋdɔkutsu
dzatsɛ abe le zã me ene, eye míele
ame damiwo dome abe ame ku-
kuwo ene! 11 Mí katã míele gbe
tem abe sisiblisiwo ene, eye míele
xɔxlɔ̃m abe ahɔnewo ene; míele
mɔ kpɔm na ʋɔnudɔdrɔ̃, ke meva
o, míele mɔ kpɔm na xɔname, ke
etsi adzɔge na mí. 12 Elabena
míaƒe dzidadawo sɔ gbɔ le ŋku-
wò me, eye míaƒe nuvɔ̃wo le ɖase
ɖim le mía ŋu. Elabena míedze
si míaƒe dzidadawo, eye míaƒe vo-
dadawo la, míenya wo. 13 Míeda
vo, eye míegbe Yehowa, míede
megbe tso mía Mawu la gbɔ, eye
míeƒo ŋutasesẽ kple godzedze ƒe
nu, míeƒɔ alakpanya ƒe fu, eye
míedzii tso dzi me. 14 Ɖoɖo la
gbugbɔ ɖe megbe, eye dzɔdzɔe-
nyenye tsi adzɔge. Elabena nya-
teƒe le nu klim le kpɔdome, eye
nuteƒewɔwɔ mate ŋu age ɖe eme
o. 15 Ale nyateƒe bu ɖe ame, eye
amesi ƒo asa na vɔ̃ɖiwɔwɔ la,
wohae. Eye Yehowa kpɔ be, nu
dzɔdzɔe wɔwɔa ɖeke meli o, eye
medze eŋu o.

Ɖelaa ɖe ŋugbedodo.

16 Eye wòkpɔ be, amea ɖeke
meli o, eye wòwɔ mo yaa nɛ be,
avulélaa ɖeke meli o. Tete wò-
tsɔ eƒe alɔ xɔ na eɖokui, eye eƒe
dzɔdzɔenyenye kpe ɖe eŋu.[e] 17
Edo dzɔdzɔenyenye abe gawu ene,
eye wòɖɔ xɔname ƒe gakuku ɖe
ta; eta hlɔ̃biabia abe avɔ ene, eye
wòda ŋuʋaʋã ɖe abɔ abe taɖe-
dzi ene. 18 Aɖo eteƒe ɖe nuwɔ-
wɔwo nu: eƒe ketɔwo tɔ enye
dziku, teƒeɖoɖo enye eƒe futɔwo
tɔ, eye wòaɖo ƒukpowo ƒe nuwɔ-
wɔwo teƒe na wo. 19 Xetoɖoƒe-
tɔwo avɔ̃ Yehowa ƒe ŋkɔ, eye ɣe-
dzeƒetɔwo avɔ̃ eƒe ŋutikɔkɔe, ela-
bena ele vava ge abe tɔsisi, si xaxa,
eye Yehowa ƒe ahom lɔ ɖe nu la
ene. 20 Anye ɖela ava na Zion,
eye na amesiwo trɔ tso woƒe dzi-
dadawo me le Yakob; Yehowa ye
gblɔe.[h] 21 Yehowa be: Nusi me-
bla kpli wò la, enye si: Nye gbɔ-
gbɔ, si le dziwò, kple nye [i]nya,
si metsɔ de nuwò la, mate ɖa le
nuwò me alo le viwòwo kple vi-
wòwo ƒe viwo nu me o, tso fifia

[a] Nyad. 21, 24.
[b] 49, 18; 66, 12.
[d] Ps. 72, 10; Mat. 2, 1—11.
[e] 63, 5.
[f] 54, 7. 8.
[g] Nyad. 21, 25. 26.
[h] 1, 27; Ro. 11, 26.
[i] Yer. 1, 9.

ɖaseɖe mavɔ me, Yehowa ye
gblɔe!

Zion ƒe ŋutikɔkɔe. Trɔ̃subɔlawo tɔtrɔ.

60. Tso naklẽ, elabena wò ke-
keli gbɔna, eye Yehowa ƒe
ŋutikɔkɔe adze ɖe dziwò! 2 Ela-
bena viviti xɔ anyigba dzi, eye
blukɔ tsyɔ dukɔwo, ke wò la, Ye-
howa adze ɖe dziwò, eye eƒe ŋuti-
kɔkɔe aɖo ɖe dziwò. 3 Anyigba
dzi dukɔwo azɔ le [a]wò kekeli nu
kple fiawo le wò keklẽ ƒe dze-
dze nu. 4 Fɔ kɔ dzi nakpɔ nu
godoo va kpe, wo katã woƒo ta kpli
gbɔna gbɔwò! Wò ŋutsuviwo atso
didiƒe ava, eye woakpa wò nyɔ-
nuviwo ɖe axada me.[b] 5 Ekema
àkpɔe, eye àko atsemenu, wò dzi
adzo kpo, eye wòavu eɖokui;
elabena atsiaƒu me nu xɔasiwo do
agbogbo ɖe dziwò, eye dukɔwo
ƒe kesinɔnuwo va na wò. 6 Kpo-
sɔwo anyẽ atsyɔ wò bibibi kple
kposɔviwo tso Midian kple Efa;
wo katã woatsɔ sika kple dzudzɔ
ʋeʋẽeɖonu atso [d]Seba vɛ, eye
woaɖe gbe ƒã Yehowa ƒe kafukafu.
7 Kedar ƒe lãhawo katã aƒo ƒu ɖe
ŋuwò, eye Nebayot ƒe agbowo
asubɔ wò; woava nye vɔsamlekpui
dzi, ne woadze ŋunye, eye mawɔ
leke na nye atsyɔ̃xɔ la. 8 Ameka-
woe nye esiawo, siwo le ya ʋum
abe alilikpo ene, eye abe ahɔnee
yina ɖe eƒe xɔ gbɔ ene? 9 Nyee
ƒukpowo le mɔ kpɔm na, eye Tar-
sis-ƒukpowo do ŋgɔ, be woakplɔ
viwòwo tso didiƒe vɛ; wohe woƒe
klosalo kple sika ɖe asi hena Ye-
howa, wò Mawu ƒe ŋkɔ, hena Is-
rael ƒe kɔkɔetɔ la, elabena eɖo
atsyɔ̃ na wò. 10 Amedzroviwo
aɖo wò gliwo, eye woƒe fiawo asu-
bɔ wò; elabena le [f]nye dɔmedzoe
me meƒo wò, eye makpɔ nubla-
nui na wò le nye amenuveve me.
11 Wò agbowo anɔ nuvo ɖaa, eye
womaɖo wo o zã kple keli, ne
woahe dukɔwo ƒe kesinɔnuwo vɛ
na wò, eye woƒe fiawo nanɔ wo
nu.[g] 12 Dukɔ kple fiaɖuƒe, siwo
be, yewomaɖe ta tewò o la nu
ayi, eye woatsrɔ̃ anyigba dzi dukɔ
mawo gbidigbidi. 13 Woahe Li-
banon ƒe atsyɔ̃, sesewu, fɔfɔli kple
kpomi siaa vɛ na wò, ne natsɔ aɖo
atsyɔ̃ na nye kɔkɔeƒe ƒe nɔƒe,
eye nade bubu nye afɔ nɔƒe ŋu.

14 Eye amesiwo sẽ ŋuta le ŋuwò
la ƒe viwo ado dɔgɔ̃e ava gbɔwò,
amesiwo katã ɖe alɔme le ŋuwò
la, ade ta agu ɖe wò afɔ nu ahayɔ
wò be „Yehowa ƒe du,“ „Israel
ƒe kɔkɔetɔ ƒe Zion“.[a] 15 Esi wo-
gblẽ wò ɖi, wogbe wò nya, eye
amea ɖeke meto ŋuwòyi o ta la,
matsɔ wò awɔ atsyɔ̃e tegbee kple
dzidzɔ na ƒomeawo katã. 16 Àno
dukɔwo ƒe notsi, eye àno [b]fiawo
ƒe no, ne nadze sii be, nye Yehowa
enye wò xɔnametɔ, Yakob ƒe ŋu-
sẽtɔ enye wò ɖela. 17 Mahe sika
vɛ ɖe akɔbli teƒe kple klosalo ɖe
gayibɔ teƒe, akɔbli ɖe ati teƒe,
eye gayibɔ ɖe kpewo teƒe, matsɔ
[f]ŋutifafa aɖo tatɔe na wò kple
dzɔdzɔenyenye aɖo wò dɔnunɔ-
lae. 18 Womase ŋutasesẽ ŋkɔ le
wò anyigba dzi azɔ o kple tsɔ-
tsrɔ̃ kpakple gbegblẽ ŋkɔ le wò
liƒowo dzi o, eye àyɔ [h]wò gliwo
be „xɔname“ kple wò agbowo be
„kafukafu“.

**Mawu, si nye kekeli na eƒe dukɔ la.**

19 [k]Ye maganye kekeli na wò
le ŋkeke me azɔ o, eye dzinu
magaɖi na wò, be xexeme nakɔ
o; ke boŋ Yehowa anye wò ke-
keli tegbee, eye wò Mawu anye wò
atsyɔ̃ɖoɖo. 20 Wò ye magaɖo to
azɔ o, eye wò dzinu magaɖo xɔ o,
elabena Yehowa lanye wò kekeli
tegbee, eye wò nuxaɣi nu va yi.
21 Wò dukɔ anye ame dzɔdzɔe-
wo soŋ, eye anyigba anye wo tɔ
tegbee, nye atibɔmeti fẽ kple nye
asinudɔwɔwɔ, si ade bubu ŋunye
la, wonye. 22 Ame suewo azu akpe,
eye ame ʋeewo azu dukɔ sesẽ.
Nye Yehowa, nye asi matsɔ awɔe
le ewɔɣi.

**Nyanyuie le Mesia ƒe vava ŋuti.**

**61.** Afetɔ Yehowa ƒe gbɔgbɔ le
dzinye, elabena Yehowa si
ami nam, be mahe du nyui la
ayi na amesiwo wote ɖe anyi;
eɖom ɖa, be maɖa gbe le amesi-
wo ƒe dzi gbã la ŋu, maɖe gbe fã
ablɔɖe na gatɔwo, ne woaɖe ga
amesiwo woɖe gae;[n] 2 maɖe gbe
fã Yehowa ƒe [p]amenuveƒe kple
mía Mawu ƒe [r]hlɔ̃biaŋkeke la, ne
mafa akɔ na konyifalawo katã;
3 ne mata avɔ na Zion ƒe konyi-
falawo, mana atsyɔ̃ɖoɖo wo ɖe
dzowɔ teƒe, dzidzɔmi ɖe konyi-
fafa teƒe, atsyɔ̃vɔ ɖe gbɔgbɔ, si
nu ti kɔ na teƒe, eye woayɔ wo
be „dzɔdzɔenyenye ƒe logotiwo“,
„Yehowa ƒe atibɔ“, si wòbe, yea-
tsɔ ade bubu eɖokui ŋu. 4 Woa-
tso blemafedowo, woafɔ gbaɖe-
gbe glikpowo ɖe tsitrenu, eye woa-
gbugbɔ du gbagbãwo kple tsãtɔ-
wo ƒe glikpowo atso. 5 Du bubu
me tɔwo atsi tre ɖi anyi miaƒe lã-
hawo, eye amedzro viwo anye mia-
ƒe agbledelawo kple miaƒe wein-
gbledelawo.[d] 6 Ke miawo la, woa-
tsɔ ŋkɔ na mi be [e]„Yehowa ƒe nu-
nɔlawo“, eye woayɔ mi be „mía
Mawu ƒe subɔlawo“; miaɖu dukɔ-
wo ƒe kesinɔnuwo, eye wòƒe atsyɔ̃
atu mia nu. 7 Le woƒe ŋukpe eve
ƒokpli kple woƒe vlododo, si nye
woƒe gome ta la woaxɔ [g]teƒeɖoɖo
eve nu le woƒe anyigba dzi, eye
woakpɔ dzidzɔ tegbee. 8 Elabena
nye Yehowa melɔ̃a nya dzɔdzɔe,
eye meléa fu nuhaha vɔ̃ɖi; matu
woƒe dɔwɔwɔ ŋu fe na wo pɛpɛpɛ,
eye mabla [i]nu mavɔ kpli wo. 9
Woanya wo viwo le dukɔwo do-
me kple woƒe dzidzimeviwo le
anyigba dzi dukɔwo dome. Ame-
siwo katã kpɔ wo la, adze si wo
be, ƒome, si Yehowa yra la wonye.
10 Mele dzidzɔ kpɔm ɖe Yeho-
wa ŋu, nye luʋɔ le aseye tsom
ɖe nye Mawu ŋu; elabena eta xɔ-
name ƒe [l]avɔ nam, eye wòdo dzɔ-
dzɔenyenye ƒe awu ʋlaya nam,
abe alesi ŋugbetɔsrɔ̃ blaa atsyɔ̃tae
kple alesi ŋugbetɔ doa nui la ene.
11 Elabena alesi anyigba nana nu-
wo miena, eye abɔ nana nukuwo
dzenae la, nenema Afetɔ Yehowa
ana dzɔdzɔenyenye kple kafuka-
fu namie le dukɔwo katã ŋku mee.

**Zion ƒe ŋutikɔkɔe, si ava na.**

**62.** Nyemaẓi ɖoɖoe o le Zion
ta, eye le Yerusalem ta nye-
magbɔ ɖe eme o, vaseɖe esime
eƒe dzɔdzɔenyenye naɖo abe ke-
keli ene, eye eƒe xɔname nabi abe
akakati ene. 2 Dukɔwo akpɔ wò
dzɔdzɔenyenye, fiawo katã akpɔ
wò ŋutikɔkɔe, eye woayɔ [o]ŋkɔ
yeye, si Yehowa ƒe nu agblɔ la,
na wò. 3 Ànye atsyɔ̃ fiakuku le
Yehowa si me kple fia ƒe tablanu
le wò Mawu si me. 4 Womagayɔ
wò azɔ be [s]„amesi wogbe“ o, eye
womagayɔ wò anyigba be „aƒedo“

a 14, 2; 49, 23.
b 49, 23.
d 60, 10–16.
e 66, 21.
f 52, 7.
g 40, 2.
h 26, 1.
i 54, 10; 55, 3.
k 24, 23; 30, 26; Nyad. 21, 23.
l Mat. 22, 11. 12.
n Mat. 11, 5; Lu. 4, 18. 19.
o 65, 15; Nyad. 2, 17.
p Mo. III. 25, 10.
r 63, 4.
s 60, 15.

o: ke boŋ woayɔ wò be [a]..mekpɔ
dzidzɔ le eŋu". eye woayɔ wò
anyigba be ..srɔ̃nyɔnu": elabena
Yehowa akpɔ dzidzɔ le ŋuwò. eye
wòaɖe wò anyigba wòazu srɔ̃a.
5 Alesi ɖekakpui ɖea ɖetugbii la.
nenema dziwòviwo aɖe wòe: alesi
ŋugbetɔsrɔ̃ kpɔa dzidzɔ le ŋu-
gbetɔ ŋui la. nenema wò Mawu
akpɔ dzidzɔ le ŋuwòe.[f]
6 Yerusalem. meɖo dzɔlawo wò
gliwo dzi. amesiwo mazi ɖoɖoe
ŋkeke blibo kple zã blibo o. Mi
amesiwo ɖoa ŋku nu dzi na Ye-
howa. migagbɔ ɖe eme o![g] 7 Mi-
ɖee toe. vaseɖe esime wòaɖo Ye-
rusalem te. eye wòatsɔe awɔ kafu-
kafu le anyigba dzi. 8 Yehowa ta
eƒe nuɖusi kple eƒe alɔ sesẽ: Nye-
magatsɔ wò bli na wò futɔwo woa-
ɖu azɔ o. eye ɖu bubu me ŋɔwo
magano wò wein. si ŋu nèku kutri
ɖo la, azɔ o:[i] 9 ke boŋ amesiwo
xa nuku la. woawoe aɖui. eye
woakafu Yehowa. eye amesiwo
xa nu la. woawoe anoe le nye
xɔxɔnu kɔkɔewo.
10 Mito agboawo me yi. mito
wo me yi! Midzra mɔ dzi ɖo na
dukɔ la: mido mɔ, [l]mido mɔ: mi-
ɖe kpewo ɖa. mikɔ aflaga dzi na
dukɔwo! 11 Kpɔ ɖa. Yehowa na
wosee le anyigba ƒe mlɔenu ke:
[n]Migblɔ na Zion-nyɔnuvi be: Kpɔ
ɖa. wò xɔname gbɔna. kpɔ ɖa.
eƒe [p]fetu kpe ɖe eŋu. eye eƒe dɔ
dze eŋgɔ. 12 Woayɔ wo be ..dukɔ
kɔkɔe".[r] ..Yehowa ƒe amesiwo
woɖe": ke wò la. woayɔ wò be
..du. si ƒe nya wodina". ..du. si
womagblẽ ɖi o."

Aƒetɔ la tu aƒɔ eƒe futɔwo dzi.

**63.** Amekae nye esi tso Edom
gbɔna. eye wòle awu dzĩ-
wo me tso Bozra. amesi tsɔ eƒe
awuwo ɖo atsyɔ̃e. eye wòle yi-
yim le eƒe ŋusẽ geɖe la me? Nyee
nye [s]amesi ƒoa nu ɖe eteƒe. eye
xɔname bɔ ɖe asinye. 2 Nuka-
ŋuti wò awuwo biã. eye wò avɔ-
wo le abe weinfiãla tɔ ene?[t] 3
Nye ɖeɖee fanya wein kple afɔ.
eye dukɔwo dometɔa ɖeke me-
kpe ɖe ŋunye o. Ale menyã avuzi
le wo dzi le nye dɔmedzoe me.
eye mefanya wo le nye dziku me.
eye woƒe ʋu hlẽ ɖe nye awuwo
ŋu. eye nye avɔwo katã me gblẽ.[v]
4 Elabena meɖo nye hlɔ̃biagbe
ɖe ta me. eye nye xɔname ƒe ƒe
la ɖo.[b] 5 Eye metsa ŋku. ke amea
ɖeke mexɔ nam o. eye nye mo
wɔ yaa be. xɔnametɔa ɖeke meli
o: tete nye abɔ xɔ nam. eye nye
dziku kpe ɖe ŋunye.[d] 6 Mefanya
dukɔwo le nye dɔmedzoe me.
[e]meto wo nyanyanya le nye dzi-
ku me. eye mena woƒe ʋu ɖuɖu
ɖe anyigba.
7 Makafu Yehowa ƒe amenuveve
kple Yehowa ƒe ŋkɔxɔxɔ le nusi-
wo katã Yehowa wɔ na mí la nu
kpakple eƒe dɔmenyo gbogbo, si-
wo wòwɔ na Israel ƒe aƒe la le
eƒe nublanuikpɔkpɔ kple eƒe ame-
nuveve geɖe la nu. 8 Egblɔ be:
Vavã. nye dukɔ wonye. [h]vi. siwo
madaa alakpa o la wonye, eye
wòzu xɔnametɔ na wo. 9 Esi wo-
xaxa wo ɖo hã la. hiãa ɖeke menɔ
anyi o. elabena [k]dɔla. si me wò-
ɖea eɖokui fiana lena la. xɔ na
wo: eɖe wo le eƒe lɔlɔ̃ kple eƒe
tufafa ta. eye wòkɔ wo hetsɔ wo
le blema ŋkekewo katã me. 10 Ke
woawo dze aglã ɖe eŋu. eye wo-
do dziku na eƒe gbɔgbɔ kɔkɔe la:
tete wòtrɔ zu futɔ na wo. eye eya
ŋutɔ wɔ avu kpli wo. 11 Tete
eƒe dukɔ la ɖo ŋku Mose dzi le
blema ŋkekewo me be: Afika amesi
kplɔ wo tso [o]atsiaƒu hekpe ɖe eƒe
lãha ƒe kplɔla ŋu la le? Afika
amesi na eƒe gbɔgbɔ kɔkɔe nɔ
wo dome la le? 12 Amesi na eƒe
atsyɔ̃ɖabɔ to Mose ƒe nuɖusi dzi.
eye wòmã tsi la me ɖe eve le wo
ŋgɔ. be wòaɖe ŋkɔ mavɔ eɖokui
ŋu? 13 Eya amesi na woto tɔ
gɔme womekli nu o. abe alesi sɔa
toa gbegbee ene? 14 Yehowa ƒe
gbɔgbɔ kplɔ wo yi gbɔɖemeƒe.
abe alesi lã yia bali me ene. Ale
nèkplɔ wò dukɔ la. be nade ŋkɔ
gã ɖokuiwò ŋu.

Gbeɖoɖoɖa hena ɖeɖe.

15 Do ŋku ɖa tso dziƒo. eye na-
kpɔ nu tso wò nɔƒe kɔkɔe nyo la
me! Afika wò ŋuʋaʋã kple wò
nutsuwɔwɔwo le? Wò dɔmetɔtrɔ
kple nublanuikpɔkpɔ ɖe megbe
le ŋunye. 16 Wòe nye mía fofo.
elabena Abraham menya mí o.
eye Israel medze si mí o. Wò Ye-
howa [u]enye mía fofo. eye ŋkɔwòe
nye ..mía ɖela" tso gbaɖegbe ke.
17 Yehowa. nukaŋuti nèna míele

[a] Hos. 2, 21.
[b] 13, 9: 34, 8: 61, 2.
[d] 59, 16.
[e] 51, 17.
[f] Zef. 3, 17.
[g] 52, 8.
[h] Mo. V. 32, 5. 20.
[i] 65, 21. 22.
[k] Mo. II. 33, 14. 15.
[l] 57, 14.
[n] Zax. 9, 9.
[o] Mo. II. 14, 30.
[p] 40, 10: Nyad. 22, 12.
[r] 35, 10.
[s] 42, 1. 2.
[t] Nyad. 19, 13.
[u] Mo. V. 32, 6.
[v] Nyad. 14, 20: Yoel 4, 13.

tatram tso wò mɔwo dzi, eye nèsẽ
míaƒe ta me, be míevɔ̃ wò o? Ga-
trɔ va le wò dɔla kple wò dome-
nyinyi ƒe toawo ta! 18 Xeyiɣi
ʋeea ɖe ko wò to kɔkɔe la nɔ wo
si me, tete míaƒe futɔwo nyã avuzi
le wò kɔkɔeƒe la dzi.[a] 19 Míezu
abe amesiwo dzi mèɖu fia ɖo
kpɔ o, kple amesiwo ŋu womeyɔ
wò ŋkɔ ɖo kpɔ o la ene. Oo, esi
nahadze dziŋgɔli aɖi ɖe anyi,
eye towo nadzo kpekpekpe le
ŋkuwò me;

Gbedodoɖa hena ɖeɖe dziyiyi.

**64.** abe alesi dzo fiãa nakeyɛ,
eye dzo nana tsi fiẽna wlɔ-
wlɔwlɔ enee ɖe, ne naɖe wò ŋkɔ
afia dukɔwo, eye dukɔwo katã
nadzo nyanyanya le ŋkuwò me,[f]
2 esime nèwɔ nu dziŋɔ, siwo míe-
kpɔ mɔ na o, èɖi ɖe anyi, eye
towo dzo kpekpekpe le ŋkuwò
me! 3 Womesee tso blema ke o,
eye mede to me na amea ɖeke o,
ŋkua ɖeke mekpɔ Mawu bubua
ɖeke kpe ɖe ŋuwò, si wɔ alea na
amesi le mɔ kpɔm nɛ o.[g] 4 Edo
go amesi wɔa nu dzɔdzɔe kple
dzidzɔ, kpakple amesiwo ɖoa ŋku
dziwò le wò mɔwo dzi. Kpɔ ɖa,
èdo dɔmedzoe, eye míezu nuvɔ̃-
wɔlawo; míele eme etefe didi, ɖe
woagaɖe mía?
5 Mí katã míele abe ame ma-
kɔmakɔwo ene, eye míaƒe dzɔ-
dzɔenyenyewo katã le abe avɔ,
si ƒo ʋu ene; mí katã míeyrɔ abe
aŋgba ene, eye míaƒe vodadawo
lɔ mí ɖe nu abe ya ene. 6 Amea
ɖeke meli, si yɔa wò ŋkɔ, eye
wòtsɔna be, yeaku ɖe ŋuwò o;[h]
elabena èɣla wò ŋku me ɖe mí,[i]
eye nèna nu ti kɔ na mí ɖe míaƒe
vodadawo me. 7 Azɔ Yehowa, [k]mía
fofo nènye: míawo la, [l]tsu míenye,
eye wòe nye mía mèla, wò asi-
nudɔwɔwɔ mí katã míenye. 8 Ye-
howa, megado dɔmedzoe akpa o,
eye megaɖo ŋu vodada ɖaa o!
Kpɔ ɖa, trɔ kɔ ɖe afi, wò dukɔ
mí katã míenye! 9 Wò du kɔkɔe-
wo zu gbegbe, Zion zu gbegbe,
eye Yerusalem tsi anyi afedoe.[o]
10 Dzo fiã míaƒe aƒe kɔkɔe nyo,
si me mía fofowo kafu wò le, eye
míaƒe nu veviwo katã gblẽ. 11
Yehowa, ɖe àlé ɖokuiwò le nu-

[a] Ps. 79, 1.
[b] Ro. 10, 20.
[d] Lod. 1, 24.
[e] Yer. 3, 17.
[f] 66, 17; Mo. III. 11, 7.
[g] Kor. I. 2, 9.
[h] 6, 13.
[i] Mo. I. 18, 26.
[k] 63, 16.
[l] 45, 9.
[n] Yos. 7, 26.
[o] Ps. 74, 7; 79, 1.
[p] kp. 2; 66, 4.

siawo katã me, àzi kpi, eye nate
mí ɖe anyi wòatso mea?

Afetɔ ƒe ŋuɖoɖo: Trɔ̃subɔlawo kple Israel susɔea xɔxɔ.

**65.** Mele nyanya na amesiwo
media nye mɔ o, eye mele
kpɔkpɔ na amesiwo mediam o;
megblɔ na dukɔ, si meyɔa nye
ŋkɔ o la be: Nyee nye esi, nyee
nye esi![b] 2 [d]Meke nye abɔ me
ŋkeke blibo la ɖo ɖe dukɔ sẽto,
si le mɔ baɖa dzi hedze [e]eya ŋutɔ
ƒe susuwo yome la. 3 Amesiwo
le dziku dom nam le ŋkunye me
ɖaa, wosaa vɔ le abɔwo me, eye
wodoa dzudzɔ le anyikpewo dzi;
4 amesiwo bɔbɔ nɔa yɔdowo me,
eye wotsia teƒe ɣaɣlɛwo dɔna,
amesiwo ɖua [f]halã, eye detsi nyɔ-
ŋu le woƒe kutuwo me; 5 ame-
siwo le gbɔgblɔm be: Nɔ adzɔge,
megaka asi ŋunye o, mava wɔ wò
kɔkɔe la, amesiawoe nye dzudzɔ
le nye ŋɔti me kple dzo, si abi
nu ŋkeke blibo la. 6 Kpɔ ɖa, me-
ŋlɔe ɖi ɖe ŋkunye me, nyemazi
kpi o, negbe ɖeko maɖo eteƒe
hafi, maɖo eteƒe ɖe woƒe akɔ me;
7 Yehowa be: Madzidze miaƒe
nuvɔ̃wo ɖe akɔ me na mi gbã,
miaƒe vodadawo kple mia fofo-
wo ƒe vodadawo siaa, amesiwo
do dzudzɔ le towo dzi, eye woɖe
alɔme le ŋunye le togbɛwo dzi.
8 Ale Yehowa gblɔ esi: Alesi
ne wokpɔ tsi le weintsetse me
wogblɔna be: Migagblẽe o, ela-
bena yayra le eme la, nenemae
mawɔ, eye [h]nyemagblẽ wo katã
o, le [i]nye dɔlawo ta; 9 eye mana
ƒome naɖo tso Yakob me, eye nye
towo ƒe domenyila natso Yuda
me; nye ame tiatiawo anyi edo-
me, eye nye dɔlawo anɔ afima.
10 Saron azu alẽwo ƒe gbeɖuƒe,
eye [n]Axorbalime la azu nyiwo ƒe
akɔtsyɔƒe hena nye dukɔ, si biaa
tanye sena la.

Tohehe na dukɔ dzeanyi la.

11 Ke miawo, esi miegblẽ Ye-
howa ɖi, eye mieŋlɔ nye to kɔ-
kɔe la be, mieɖo kplɔ̃ na aklama,
eye mieku aha tre banaa na dzɔ-
gbe la, 12 eyata maɖo yi ɖa ɖe
mia ŋu, eye mi katã miaɖo dɔgɔe
woawu, elabena [p]meyɔ mi, mietɔ
o, mefo nu, miesee o, miewɔ nusi

nye võ le ŋkunye me, eye mie-
tia nusi medze ŋunye o la.
13 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, nye dɔlawo aɖu nu,
ke miawo la, dɔ awu mi; kpɔ ɖa,
nye dɔlawo [a]ano nu, ke miawo
la, tsikɔ awu mi; kpɔ ɖa, nye
dɔlawo akpɔ dzidzɔ, ke mia-
wo la, ŋu akpe mi. 14 Kpɔ ɖa,
nye dɔlawo atso aseye le dzi ƒe
dzidzɔkpɔkpɔ ta, ke miawo la,
miado ɣli le dzi ƒe vevesese ta,
eye miafa avi le gbɔgbɔ ƒe tetedea-
nyi ta. 15 Eye miagblẽ miaƒe ŋkɔ
ɖi na nye ame tiatiawo woatsɔ
ado ɖiŋui be: „Alea Yehowa na-
wu wòe!“ Ke ayɔ [e]ŋkɔ yeye na
eƒe dɔlawo ya, 16 ale be amesi
ayra eɖokui le anyigba dzi la,
atsɔ Mawu nyateƒetɔ la ayra eɖo-
kui, eye amesi atá nu le anyigba
dzi la, [g]atá Mawu nyateƒetɔ la,
elabena ŋku dzo le gbaɖegbe xa-
xawo dzi, elabena woɣla ɖe nye
ŋkuwo.

Dziƒo kple anyigba yeye.

17 Elabena kpɔ ɖa, mawɔ dziƒo
yeye kple anyigba yeye, eye wo-
magaɖo ŋku tsãtɔwo dzi, alo woa-
va ame ƒe ta me o;[h] 18 ke boŋ
miakpɔ dzidzɔ, eye miatso aseye
ɖaa le nusi mawɔ la ŋuti, elabena
kpɔ ɖa, mawɔ Yerusalem hena
aseyetsotso, eye eƒe dukɔ la hena
dzidzɔkpɔkpɔ.[k] 19 Matso aseye
ɖe Yerusalem ŋu, eye makpɔ dzi-
dzɔ ɖe nye dukɔ ŋu, eye woma-
gase avifagbe kple konyifagbe le
eme azɔ o.[l] 20 Ɖevi, si xɔ ŋkeke
ʋee alo amegã ɖedi, si ƒe ŋkekewo
mede keŋ o la, magano afima o;
elabena amesi xɔ ƒe alafa hafi ku
la, ɖevie, eye nuvɔ̃wɔla, si xɔ ƒe
alafa la, fiƒode ava edzi.[o] 21 Woa-
tu xɔ anɔ eme, eye woaɖe wein-
gble aɖu eme kutsetse.[p] 22 [r]Wo-
matu xɔ ame bubu nanɔ eme o, eye
womaƒã nu ame bubu naɖu o; ela-
bena nye dukɔ atsi, abe alesi ati
tsinae ene, eye nye ame tiatiawo
aɖu woawo ŋutɔ ƒe asinudɔwɔwɔ-
wo. 23 Womadze agbagba dzo-
dzro o, eye womadzi dzikudziku
o; elabena Yehowa ƒe ame yayra-
wo ƒe ƒome wonye, eye wo viwo
le wo ŋu. 24 Eye wòava me be,
matɔ, hafi woava yɔm, eye ne
wogale nuƒoƒo dzi la, masee.[s]
25 [t]Amegãxi kple alẽvi woaɖu

a 55, 1.
b Fia. I. 8, 27; Dɔ. 7, 49; 17, 24.
d 57, 15.
e 62, 2.
f Mo. III. 17, 4.
g 19, 18; Yer. 4, 2; 12, 16.
h 66, 22; Pet. II. 3, 13; Nyad. 21, 1.
i 65, 12.
k 35, 10.
l 25, 8.
n Lu. 6, 22.
o Zax. 8, 4.
p 62, 8.
r Mo. V. 28, 30.
s 30, 19; 58, 9.
t 11, 6–9.
u 37, 3.

gbe le wo nɔewo gbɔ, dzata aɖu
gbe abe nyi ene, eye da ƒe nu-
ɖuɖu anye kewɔ. Womawɔ vɔ̃a
ɖeke o, eye womahe gbegblẽ ava
nye to kɔkɔe blibo la dzi o, Ye-
howa ye gblɔe!

Didriwɔla ƒe tohehe.

66. Ale Yehowa gblɔ esi: [b]Dzi-
ƒo enye nye fiazikpui, eye
anyigba enye nye afɔɖodzinu.
Xɔ ka ƒomevie miebe, yewoatu
nam, eye teƒe ka anye nye gbɔ-
ɖemeƒe? 2 Yehowa be: Nye asie
wɔ nusiawo katã, ale be nusiawo
katã li. Ke [d]melé ŋku ɖe ame-
siawo ŋu: ɖe hiãtɔwo kple ame-
siwo ƒe gbɔgbɔ wote ɖe anyi, eye
wovɔ̃a nye nyawo la ŋu. 3 Amesi
wu nyitsu la, sɔ [f]kple amesi wu
ame, amesi tsɔ alẽvi sa vɔe la, sɔ
kple amesi tro kɔ le avũ nu, ame-
si sa nuɖuvɔ la, sɔ kple amesi
tsɔ haʋu sa vɔe, amesi do dzu-
dzɔ ʋeʋẽe la, sɔ kple amesi ka-
fua trɔ̃wo. Alesi amesiawo tiaa
woawo ŋutɔ ƒe mɔ, eye woƒe lu-
ʋɔ kpɔa dzidzɔ le woƒe ŋunyɔ-
nuwo ŋu la, 4 nenema nye hã ma-
kpɔ dzidzɔ le ŋutasesẽ le wo ŋu
ŋuti, eye mahe nusi dzia ŋɔ na
wo la, ava wo dzi; elabena [i]meyɔ
ame, ke amea ɖeke metɔ o, meƒo
nu, ke womesee o, wowɔ nusi
nye võ le ŋkunye me, eye wotia
nusi medze ŋunye o.

Yerusalem yeye ƒe xɔxɔ kple alesi wòakaka
ɖe trɔ̃subɔlawo katã dome.

5 Mi amesiwo vɔ̃a Yehowa ƒe
nya la, mise eƒe nya la! Mia nɔ-
vi, siwo lé fu mi, eye [n]wonyã mi
ɖa le nye ŋkɔ ta hele gbɔgblɔm
be: „Yehowa nede bubu eɖokui
ŋu, ne míakpɔ míaƒe dzidzɔ“ la,
ŋukpe alé wo. 6 Howɔwɔ ƒe ɖiɖi
tso dua me, gbe tso gbedoxɔ me,
Yehowa, amesi aɖo eteƒe na eƒe
futɔwo la ƒe gbe ye! 7 Woadzi
vi, hafi woava lé ku, woadzi ŋu-
tsuvi, hafi fu nava ɖu wo. 8 Ame-
ka se esia tɔgbe kpɔ, eye ame-
ka kpɔ esia tɔgbe kpɔ? Ɖe anyi-
gbaa ɖe adzɔ gbe ɖeka, eye ɖe
woadzi dukɔa ɖe zi ɖeka? Hafi
Zion ya lé ku, eye wodzi viawo zi
ɖeka. 9 Yehowa be: Nye amesi
ʋua vidzidɔ nu, ɖe mana be, wo-
madzi vi oa? Wò Mawu be: Nye
amesi na wodzia vi, ɖe maxe mɔa?[u]

10 Mikpɔ dzidzɔ kple Yerusa-
lem, eye mitso aseye ɖe eŋu, mi
amesiwo katã lɔ̃a efe nya! Mitso
aseye kplii le dzidzɔ me, mi ame-
siwo katã xaa nu le eŋu![a] 11 Ne
miano efe akɔfafa fe no, wòaɖi kɔ
na mi, eye miakplɔ efe atsyɔ̃ɖoɖo
fe nu gbogboawo hlohlohlo, miafe
dzi nagbɔ ɖe eme. 12 Elabena
ale Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, ma-
trɔ ŋutifafa ɖe eŋu abe tɔsisi ene
kple dukɔwo fe ŋutikɔkɔe ɖe eŋu
abe tɔʋu, si gba ɡo ene, be mia-
no no, woatsɔ mi ɖe axada me,
eye woalé mi ɖe akɔ dzaa.[d] 13 Alesi
ŋutsua ɖe dada fa akɔ nɛ la, ne-
nema mafa akɔ na mii, eye miafe
akɔ afa le Yerusalem ŋu. 14 Mia-
kpɔe, miafe dzi akpɔ dzidzɔ, eye
miafe fuwo amie abe gbe ene,
Yehowa fe asi aɖe eɖokui afia
ɖe efe dɔlawo ŋu, eye wòaɖo
dziku ɖe efe futɔwo ŋu.
15 Elabena kpɔ ɖa, Yehowa
gbɔna le dzo me, eye efe tasia-
ɖamwo le abe ahom ene, ne wòa-
ɖo etefe le efe dɔmedzoe fe dzi-
ku me, eye wòablu le dzofaɖe
me.[h] 16 Elabena dzo kple yi Ye-
howa atsɔ adrɔ̃ ʋɔnu ŋutilãwo
katãe, eye Yehowa fe ame wuwu-
wo asɔ gbɔ. 17 Yehowa be: Ame-
siwo wɔa wo ɖokui kɔkɔe, eye
wokɔa wo ɖokui ŋu hena trɔ̃kpɔ-
wo, eye wokplɔa ame ɖeka ɖo le
dome, amesiwo [i]ɖua halã, nu
nyɔŋuwo kple afiwo la, wo katã
nu ayi.
18 Ke nye la, menya wofe nu-
wɔwɔwo kple tamedoɖowo. Azã
su, be woafo dukɔwo katã kple
aɖewo nu fu, eye woava akpɔ
nye ŋutikɔkɔe la. 19 Mawɔ dzesi
ɖe wo ŋu, eye maɖo ame sisiwo
ɖa tso wo dome ɖe dukɔwo, ɖe
Tarsis, Pul kple Lud, amesiwo
nye aŋutrɔdalawo, ɖe Tubal kple
Yawan kpakple ɖe didife fukpo-
wo, amesiwo mese ŋkɔnye o, eye
womekpɔ nye ŋutikɔkɔe o la gbɔ,
eye woaɖe gbe fã nye ŋutikɔkɔe
le dukɔwo dome;[b] 20 ne woakplɔ
mia nɔviwo katã tso dukɔwo katã
dome aɖo sɔwo dzi kple tasiaɖam
kple apakawo me kple tedzisɔwo
kple kposɔwo dzi abe nuduvɔsa
ene na Yehowa ahava Yerusalem
le nye to kɔkɔe la dzi, abe alesi
Israel-viwo tsɔa nuduvɔsa dea nu
dzadzɛwo me vaa Yehowa fe mee
ene, Yehowa ye gblɔe![e] 21 Ye-
howa be: Matsɔ wo dometɔa ɖe-
wo hã awɔ [f]nunɔlawo kple Lewi-
viwoe! 22 Yehowa be: Alesi [g]dzi-
fo yeye kple anyigba yeye, si wɔ
ge mala la, anɔ anyi le ŋkunye
mee la, nenema ke miafe fome
kple miafe ŋkɔ anɔ anyi tegbee.
23 Eye wòava me, ne dzinu yeye
sia dzinu yeye kple dzudzɔgbe
sia dzudzɔgbe ɖo la, ŋutilãwo
katã ava aɖo gbe ɖa le ŋkunye
me, Yehowa ye gblɔe! 24 Eye
woaɖo ayi, be woakpɔ amesiwo
dze ɡo ɖem la fe kukuwo; ela-
bena wofe [k]nyẽwo maku o, wofe
dzo matsi o, eye woanye ŋunyɔ
na ŋutilãwo katã.

a Ps. 122, 6.
b Mat. 28, 19.
d 60, 4.
e 60, 3–7.
f 61, 6.
g 65, 17.
h Nyad. 19, 11 v. 15.
i 66, 4. 5.
k Mar. 9, 44.

---

# YEREMYA FE AGBALẼ.

---

Woɖo Yeremya nyagblɔlae.

1. Xilkiya, amesi tso nunɔlawo
dome le Anatot le Benyamin-
nyigba dzi la fe vi Yeremya fe
nyawo enye si; 2 eya gbɔ Yeho-
wa fe gbe va le Yuda-fia Yosiya,
Amon vi ŋɔli le efe fiaɖuɖu fe
fe wuietɔ̃lia me;[o] 3 emegbe le
Yuda-fia Yoyakim, Yosiya vi ŋɔli
ɖaseɖe Yuda-fia Zedekiya, Yosiya
vi fe fe wuiɖekɛlia fe nuwuwu,
vaseɖe esime woɖe aboyo Yeru-
salem le dzinu atɔ̃lia me.[p]
4 Eye Yehowa fe gbe va gbɔ-
nye be: 5 Hafi mava mè wò ɖe
dɔ me la, menya wò, mekɔ ŋuwò,
hafi nèɖo tso dɔ me, eye metsɔ
wò ɖo nyagblɔɖilae na dukɔwo.[l]
6 Eye megblɔ bena: Oo, Afetɔ Ye-
howa, kpɔ ɖa, [n]nyemate ŋu afo
nu o, elabena nyemetsi o. 7 Ye-
howa gblɔ nam bena: Meganɔ
gbɔgblɔm be, yemetsi o, ke boŋ
afisiafi, si maɖo wò ɖo la, nayi,
eye gbe, siwo katã maɖe asiwò
la, nagblɔe. 8 Megavɔ̃ wo o, ela-

l Yes. 49, 1; Gal. 1, 15.
n Mo. II. 3, 11; Yes. 6, 5–8.
o Fia. II. 21, 24.
p Fia. II. 23, 34; 24, 17; 25, 2. 8.

bena meli kpli wò, be maḍe wò,
Yehowa ye gblɔe! 9 Eye Yehowa
do eƒe asi ḍa hetɔ nu nam, eye
Yehowa gblɔ nam bena: Kpɔ ḍa,
[a]metsɔ nye nyawo le nuwò dem. a Mo. V. 18, 18.
10 Kpɔ ḍa, metsɔ wò ḍo dukɔwo
kple fiaḍuƒewo nu, nalã nu, eye
nagbã nu, natsrɔ̃ nu, eye nagblẽ
nu, natso aƒe, eye naƒã nu![b] b 18, 7–10.
11 Eye Yehowa ƒe gbe va gbɔ- d Mi. 6, 3–5.
nye bena: Yeremya, nuka kpɔm
nèle? Meḍo ŋu bena: Aḍatsigoti
kpɔm mele. 12 Yehowa gblɔ nam
bena: Ekpɔe ḍe eteƒe; elabena
manɔ [c]ŋute ḍe nye nya ŋu, ne c 31, 28.
mawɔe ade goe. 13 Eye Yehowa
ƒe gbe va gbɔnye zi evelia bena:
Nuka kpɔm nèle? Meḍo ŋu be-
na: Mele ze, si le fiefiẽm la kpɔm,
wòtrɔ ŋgɔ dze anyiehe. 14 Eye
Yehowa gblɔ nam bena: Dzɔgbe-
vɔ̃e atso anyiehe gome aƒo ḍe anyi-
gba la dzinɔlawo katã dzi. 15 Ye-
howa be: Kpɔ ḍa, mayɔ fiaḍuƒe-
wo ƒe ƒomeawo katã tso anyiehe,
ne wo dometɔ ḍesiaḍe nava ali
zikpui anyi ḍe Yerusalem-gbowo
nu, ḍe eƒe gliwo katã ŋu kple ḍe
Yuda-duwo katã ŋu. 16 Eye ma-
drɔ̃ ʋɔnu kpli wo le woƒe vɔ̃ḍi-
wɔwɔwo katã ta, le esi wogblẽm
ḍi, eye wodo dzudzɔ na mawu tu-
tɔwo, eye wode ta agu na woƒe
asinudɔwɔwɔwo ŋuti. 17 Ke wò
la, bla ali dzi, eye tso naḍagblɔ
nya, siwo katã made asiwò la, na
wo. Womegadzi ŋɔ na wò o, ne
màgana ŋɔ nadzi wò le wo ŋku- f Ro. 1, 23.
me o. 18 Kpɔ ḍa, nyea matsɔ wò
awɔ du sesẽ, gasɔti kple akɔbli-
gli egbea ḍe anyigba blibo la nu,
ḍe Yuda-fiawo, eƒe amegãwo, eƒe
nunɔlawo kple dukɔ hahoo la ŋu-
ti.[g] 19 Woawɔ avu kpli wò, ke g 15, 20; Xez 3, 8. 9.
woado kpoe, elabena meli kpli wò, h 17, 13; Ps. 36, 10.
be maḍe wò, Yehowa ye gblɔe!

Israel ƒe akpemaḍamaḍa kple tohehe ne.

**2.** Eye Yehowa ƒe gbe va gbɔ-
nye bena: 2 Yi ḍaḍe gbe ƒã ḍe
Yerusalem ƒe to me bena: Ale
Yehowa gblɔ esi: Meḍo ŋu wò i 44, 1.
ḍetugbime dɔmenyo kple wò ŋu-
gbetɔnyenye ƒe lɔlɔ̃ na wò, esime k Hos. 13, 9.
nèkplɔm ḍo to gbedadaƒo, to anyi-
gba, si dzi womeƒãa nu ḍo o.
3 Yehowa be: Israel le kɔkɔe na
Yehowa, eƒe agblemenu gbãtɔwo
wonye; amesiwo katã ḍui la, kpɔe
ḍe enu; dzɔgbevɔ̃e va wo dzi!
4 Mi Yakob ƒe aƒe kple Israel
ƒe aƒe ƒe ƒomeawo katã, mise Ye-
howa ƒe nya! 5 Ale Yehowa gblɔ
esi: Nu manyo ka mia fofowo kpɔ
le ŋunye, be wode megbe le ŋu-
nye, eye wodze ya nuwo yome
hezu tofloko?[d] 6 Eye womegblɔ
be: Afika Yehowa, amesi kplɔ mí
tso Egipte-nyigba dzi la le hã o;
eya amesi kplɔ mí to gbe dzi, to
kuḍiḍinyigba kple blukɔ tsiḍitsiḍi
ƒe anyigba dzi, to anyigba, si dzi
amea ḍeke metona o, afisi ame-
gbetɔa ḍeke mele o la dzi. 7 Eye
mekplɔ mi va anyigba wɔnu dzi,
be miaḍu eƒe kutsetsewo kple eƒe
nu nyuiwo; ke miawo mieva hedo
gu nye anyigba la, eye mietsɔ
nye domenyinu la wɔ ŋunyɔnui.
8 Nunɔlawo megblɔ be: Afika Ye-
howa le hã o. Amesiwo si me se
la le la, menyam o, eye lãkplɔ-
viwo dze aglã ḍe ŋunye, nya-
gblɔḍilawo gblɔ nya ḍi le Baal
ƒe ŋkɔ me, eye wodze nusiwo mele
ḍeke me o la yome. 9 Yehowa
be: Eyata magawɔ dzre kpli mi,
eye mawɔ dzre kple mia viwo ƒe
viwo. 10 Miyi Kititɔwo ƒe ƒukpo-
wo dzi, eye mikpɔ nu; miḍo ame
ḍe Kedar, eye miḍo ŋku anyi nyuie,
ne miakpɔ be, esia tɔgbe dzɔ
kpɔ mahã? 11 Ɖe dukɔa ḍe ḍɔ
li eƒe mawuwoa? Evɔ wònye me-
nye Mawu wonye o hafi. Ke nye
dukɔ ya tsɔ eƒe [f]ŋutikɔkɔe ḍɔ li
nusi mele ḍeke me o lae. 12 Ye-
howa be: Dziƒowo, miaƒe nu neku
le esia ta, miaƒe lãme neble fu,
eye miaƒe mo newɔ yaa. 13 Ela-
bena nye dukɔ wɔ vɔ̃ ƒomevi eve:
wogblẽ nye, amesi nye [h]tsi gbagbe
vudo la ḍi, be woaḍe tsido na
woawo ŋutɔ ḍokui, tsido, siwo gɔ-
me ŋɔ, tsi mate ŋu anɔ wo me o.
14 Kluvie nye Israel loo alo aƒe-
viea? Nukaŋuti wòtrɔ zu abo-
yome? 15 Dzatawo xlɔ̃ ḍe eŋu,
eye woḍe gbe; wowɔ eƒe anyigba
wòzu gbegbe, wogbã eƒe du wòzu
aƒedo. 16 [i]Nof-viwo kple Tax-
panes-viwo hã woaḍu gbe le wò
dzodome. 17 [k]Ɖe esia medzɔ de
dziwò, le esi nègblẽ Yehowa, wò
Mawu ḍi le ɣeyiɣi, si me wònye
kplɔwòla le mɔta la ŋuti oa? 18
Azɔ nya ka le mia kple Egipte-

mɔ dome, be nadano Nil me tsi?
Eye nya ka le mia kple Asur-mɔ
dome, be nadano Frat me tsi? 19
Wò vɔ̃dinyenye aka mo na wò,
eye wò godzedze ahe to na wò,
ne nadze sii, eye nakpɔ, alesi wò-
vɔ̃dii, eye wòvenae be, nègblẽ Ye-
howa, wò Mawu la di, eye vɔvɔ̃a
ɖeke mele ŋunye na wò o, Afetɔ
Yehowa Zebaot ye gblɔe!
20 Elabena tso gbaɖegbe ke nè-
ŋe wò kɔkuti, eye nètso wò kawo
gblɔ bena, yemasubɔ o. Elabena
ènye ahasitɔ mlɔ [b]togbɛ kɔkɔwo
katã dzi kple ati damawo katã
gɔme. 21 Weinka nyuitɔ tso ka
vavãtɔwo dome nènye metsɔ do,
ke aleke wɔ nètrɔ zu ʋuka ƒe
alɔwo nam?[d] 22 Afetɔ Yehowa
be: Ne èle aɖitsi lem, eye nèle
adzalẽ geɖe ŋu dɔ wɔm hã, wò
vodadawo nye ɖiƒoƒo le ŋkunye
me. 23 Aleke nagblɔ be, yeme-
gblẽ ye ɖokui ŋu o, yemedze Baal
yome o? Lè ŋku ɖe wò azɔlime
ŋu le bali la me, eye nadze si nusi
nèwɔ la, kposɔnɔ ɖidu, si le tsa
glãla tsam le eƒe mɔ dzi la, nè-
nye. 24 Gbetedzinɔ, si gbegbe
mã, eye wòle gbɔgbɔm fuxefuxe
ɖe eƒe luʋɔ ƒe nudzodzro ŋuti la,
ameka ate ŋu axe mɔ na eƒe asi-
yɔyɔ? Amesiwo katã be, yewoa-
dii la, womadze agbagbaa ɖeke
o, ne eƒe dzinu nya ɖo dzi ko la,
woakpɔe. 25 Kpɔ wò afɔ dzi, be
magatsi ƒeƒle o, kple wò ve me dzi,
be tsikɔ magawui o! Ke wò la,
èle gbɔgblɔm be: Dzodzroe, kpao!
Elabena melɔ̃ amedzrowo, eye
woawo yome madze. 26 Alesi ne
asi tu fiafi ŋu kpenɛ la, nenema
ŋu akpe Israel ƒe aƒe la hekpe ɖe
woƒe fiawo, amegãwo, nunɔlawo
kple nyagblɔɖilawo ŋu, 27 ame-
siwo le gbɔgblɔm na ati be: Wòe
nye mia fofo, eye na kpe be: Wòe
dzi mi. Elabena wotrɔ ʋume dem,
eye menye ŋku me o; ke wole
gbɔgblɔm le woƒe hiãɣi be: Tso
naɖe mí! 28 Ke [g]afika wò mawu,
siwo nèwɔ na ɖokuiwò la le? Woa-
wo netso kpɔ, be woate ŋu aɖe
wò le wò hiãɣi la hã? Yuda, ela-
bena [h]alesi wò duwo sɔ gbɔe la,
nenema wò mawuwo sɔ gbɔe!
29 Yehowa be: Nukaŋuti miele
dzre wɔm kplim? Mi katã mieto
vo ɖe ŋunye. 30 Yakatsyɔ mefo
mia viwo, [d]wodo toku tohehe la.
Miaƒe yi ɖu miaƒe nyagblɔɖilawo
abe dzata vuvunu ene. 31 Oo, dzi-
dzime ka miehenye! Milè ŋku ɖe
Yehowa ƒe nya ŋu. Gbegbe me-
nye na Israel loo, alo anyigba do-
blukɔ tsiɖitsiɖia? Nukaŋuti nye
dukɔ le gbɔgblɔm be: Míele tsa
glãla tsam, eye míagava gbɔwò
o? 32 Ɖe detugbi aŋlɔ eƒe atsyɔ̃-
ɖoɖo be, eye ŋugbetɔ aŋlɔ eƒe
alidziblanu bea? Ke nye dukɔ
ŋlɔm be, ŋkekeawo mele xexlẽ
me o. 33 Aleke nèle ami ɖem ɖe
wò zɔzɔme ŋu, be nati ahasiwɔ-
wɔ yome? Eyata wò zɔzɔme mã
wò ɖe vɔ̃ɖiwɔwɔ ŋu. 34 Ame maɖi-
fɔ dahewo ƒe ʋu hã le wò avɔ
toga. Menye fififie mekpɔ wò le
o, ke boŋ le teƒe siawo katã. 35
Ke wò la ègblɔ be, yemeɖi fɔ o,
eƒe dɔmedzoe fa ɖe ye ŋu vavã!
Kpɔ ɖa, [e]mia kpli wò miaɖi ʋɔnu,
le esi nègblɔ be, yemewɔ nuvɔ̃
o la ta. 36 Nukaŋuti nèwɔ kaba,
be natrɔ wò azɔlime? Ŋu akpe
wò ɖe Egipte hã ŋu, abe alesi ŋu
kpe wò ɖe Asur ŋui ene. 37 Àdzo
tso afima, eye nakpla asi ta. Ela-
bena Yehowa gbe amesiwo ŋu
nèle dzi ɖom ɖo la, eye madze
edzi na mia kpli wo o.

Dzimetɔtrɔ ɖiɖi tso dukɔ la gbɔ.

3. Eye wògblɔ nam bena: Ne
[f]ŋutsua ɖe gbe srɔ̃a, eye wòyi
ɖaɖe ŋutsu bubu la, ɖe wòaga-
gbugbɔ ayi nyɔnu la gbɔa? Ɖe
magblẽ kɔ ɖo na anyigba ma oa?
Yehowa be: Ke wò la èwɔ ama-
tre kple ahasitɔwo tso, hafi nèbe,
yeatrɔ ɖe ŋunyea? 2 Fɔ kɔ dzi
ɖe to ƒeƒlewo ŋu, eye nakpɔ nu!
Afikae womehede asi ŋuwò le o?
Ede xa ɖe mɔ to na wo abe Ara-
biatɔwo le gbe dzi ene, eye nètsɔ
wò ahasiwɔwɔ kple vɔ̃ɖiwɔwɔ do
gu anyigba la. 3 Woklo tsidzadza,
eye keletsi hã medza o. Ke wò
la, gbolo ƒe mo li na wò, eye ŋu
gbe wò kpekpe. 4 Azɔ ɖe mède
asim yɔyɔ me be, ye fofo kple
yeƒe ɖekakpuime xɔlɔ̃e menye
oa? 5 Ɖe wòado dziku ɖaa, eye
wòalè ame ɖe dɔ me tegbeea?
Kpɔ ɖa, alea nègblɔ, ke mèdo
kpo vɔ̃wɔwɔ o.
6 Eye Yehowa gblɔ nam le fia
Yosiya ŋɔli bena: Ekpɔ nusi Is-

a Yes. 1, 5.
b 3, 6; Yes. 57, 5; Xez. 6, 13.
d Yes. 5, 1—4.
e Yes. 43, 26.
f Mo.V. 24, 1-4.
g Dan. 10, 14.
h 11, 13.

rael dzeaglã la wɔa? Eyi [a]to kɔ-
kɔwo katã dzi kple ati damawo
gɔme, eye wòwɔ ahasi le afima.
7 Eye nyea mebu be, esi wòwɔ
nusiawo katã megbe la, atrɔ ɖe
ŋunye, gake metrɔ ɖe ŋunye o,
eye nɔvianyɔnu Yuda dzego la
kpɔe. 8 Eye esi wòkpɔ be, me-
gbe [e]Israel dzeaglã la le eƒe
ahasiwɔwɔ ta, eye mena srɔ̃gbe-
gbalẽe hã la, [f]nɔvianyɔnu Yuda
dzego la mevɔ̃ o, ke boŋ eya hã
yi ɖawɔ ahasi. 9 Eye wòva me
be, wotsɔ woƒe ahasiwɔwɔ ƒe ho-
wɔwɔ gblẽ kɔ ɖo na anyigba la,
eye wowɔ ahasi kple kpe kpakple
ati. 10 Ke to esiawo katã gbɔ
hã nɔvianyɔnu Yuda dzego la me-
trɔ ɖe ŋunye kple eƒe dzi blibo
o, ke boŋ ewɔ alakpanu, Yehowa
ye gblɔe!

**Mawu ƒe amenuveve ŋugbedodo.**

11 Tete Yehowa gblɔ nam be-
na: Israel dzeaglã la tɔ dzɔ wu
Yuda dzego la tɔ. 12 Yi naɖaɖe
gbe ƒã nya siawo do ɖe anyiehe
gome bena: Israel dzeaglã, ale
Yehowa gblɔ esi: Gatrɔ, nyemaɖo
adã ɖe mia ŋu o, elabena [h]ame-
lɔ̃la menye, eye nyemalé nya ɖe
dɔ me tegbee o, Yehowa ye gblɔe.
13 Yehowa be: Dze si wò voda-
da, elabena èto vo ɖe Yehowa, wò
Mawu ŋu, eye nètsa tsa glãla yi
mawu tutɔwo gbɔ le ati damawo
katã gɔme, eye miegbe nye gbe
sese. 14 Yehowa be: Mi vi dzea-
glãwo, migatrɔ va, elabena [i]nyee
nye mia srɔ̃, eye maɖe [k]ame ɖeka
tso du me kple ame eve tso ƒome
me ahakplɔ mi ava Zion; 15 eye
mana kplɔlawo mi ɖe nye dzi nu,
ne woatsɔ nunya kple gɔmesese
akplɔ mi.[n] 16 Yehowa be: Ava
me be, ne miekeke ta, eye mie-
dzi ɖe anyigba dzi le ŋkeke ma-
wo me la, womagagblɔ azɔ be:
„Yehowa ƒe nubabladaka“ o, ma-
gava ame ƒe ta me o, eye woma-
gaɖo ŋui o, womagabia eta ase
o, eye womagakpɔe o. 17 Le ɣe-
maɣi la woayɔ Yerusalem be „Ye-
howa ƒe fiazikpui“, eye [r]dukɔwo
katã aƒo takpli ɖe afima le Yeho-
wa ƒe ŋkɔ, si le Yerusalem la ta,
eye womagazɔ [s]le woƒe dzi vɔ̃ɖi-
wo ƒe tamesesẽ nu o.
18 Le ɣemaɣi la Yuda ƒe aƒe
ayi Israel ƒe aƒe gbɔ, eye woaƒo
takpli tso anyiehe-nyigba dzi ayi
anyigba, si metsɔ na mia fofowo,
ne wòanye domenyinu la dzi.[b]
19 Megblɔ be: Matsɔ wò aɖo vi-
ŋutsu teƒe, eye mana anyigba nyo
la wò, si nye domenyinu vevietɔ
le dukɔwo dome! Mebe: Yɔm be
[d]ye fofo, eye megatrɔ le yonye-
me o. 20 Israel ƒe aƒe, Yehowa
be: Alesi nyɔnu dzea go tsoa srɔ̃a
gbɔ la, nenema miedze go tso gbɔ-
nyee! 21 Wose ɣli le to ƒeƒlewo
ta me, Israel-viwo ƒe avifafa kple
kokoƒoƒo, elabena woto mɔ gɔglɔ̃
dzi, eye woŋlɔ Yehowa, woƒe Ma-
wu la be. 22 Mi vi dzeaglãwo,
migatrɔ va, eye mahaya mi tso
miaƒe tatrawo me! [g]Kpɔ ɖa, míeva
gbɔwò, elabena wòe nye Yehowa,
mía Mawu! 23 Vavã, alakpae nye
togbɛwo kple howɔwɔ le towo dzi;
vavã, Israel ƒe xɔname le Yeho-
wa, mía Mawu la gbɔ. 24 Ŋu-
kpenamawuwo ɖu mía fofowo ƒe
kesinɔnuwo tso míaƒe ɖevime ke:
woƒe alẽwo kple nyiwo, woƒe ŋu-
tsuviwo kple nyɔnuviwo. 25 Mía-
mlɔ míaƒe ŋukpe me, eye míaƒe
vlododo netsyɔ mía dzi; elabena
mía kple mía fofowo míewɔ nuvɔ̃
ɖe Yehowa, mía Mawu la ŋu tso
míaƒe ɖevime vaseɖe egbe, eye
míeɖo to Yehowa, mía Mawu la
ƒe gbe o.

**Dzimetɔtrɔ nyagbɔgblɔ.**

4. Israel, Yehowa be: Ne èbe,
[a] yeatrɔ la, ekema trɔ ɖe ŋu-
nye, eye ne èɖe wò ŋunyɔnuwo
ɖa le ŋkunye me la, ekema mà-
gatsa tsa glãla o! 2 Eye ne [l]èta
Yehowa ƒe agbe le nyateƒe kple
dzɔdzɔenyenye me, eye ɖe eteƒe
la, ekema dukɔwo atsɔ wò ayra
wo ɖokui, eye woatsɔ wò aƒo ade-
gbee! 3 Elabena ale Yehowa gblɔ
na Yuda-ŋutsuwo kple Yerusalem
enye si: [o]Mide agble yeye, eye
migaƒã nu ɖe aŋokawo me o. 4 Mi
Yuda-ŋutsuwo kple Yerusalem-
tɔwo, mina [p]woatso aɖa na mi na
Yehowa, eye mide miaƒe dzi ƒe
boloyiwo ɖa, ne nye dziku ma-
galé dzo gè abe dzo ene, ahabi le
miaƒe nuwɔwɔ vɔ̃ɖiawo ta, eye
amea ɖeke mate ŋu atsii o.

**Nyagblɔɖi le Yuda-nyigba gbegblẽ ŋuti.**

5 Migblɔe fia le Yuda, eye miɖe
gbe ƒãe le Yerusalem be: „Miku

[a] 2, 20.
[b] Yes. 11, 11-13.
[d] kp. 4.
[e] Fia. II. 17, 13. 19.
[f] Xez. 23, 2-11.
[g] Hos. 6, 1.
[h] Ps 103, 8. 9.
[i] Hos. 2, 21.
[k] Yes. 6, 13.
[l] 12, 16; Yes. 65, 16.
[n] 23, 4.
[o] Hos. 10, 12.
[p] 9, 25; Mo. V. 10, 16.
[r] Yes. 2, 2-4.
[s] Yes. 65, 2.

kpē le anyigba la dzi!" Mihe ve- [a] Yes. 16, 9.
kati miado ɣli be: „Mifo takpli,
eye mina míayi du sesẽwo me!"
6 Mikɔ aflaga dzi do ɖe Zion!
Mísi, migatɔ o! [b]Elabena mahe [b] 1, 14.
dzɔgbevɔ̃e kple tsɔtsrɔ̃ gā tso
anyiehe vɛ. 7 Dzata do tso ave-
goe me, dukɔwo gblẽla tso, eye
wòho tso enɔfe, be wòatsɔ wò
anyigba awɔ gbegbee, eye wòa-
gblẽ wò duwo woazu aƒedo. 8 Le
esia ta mita akpanya, mifa konyi,
eye mifa avi, elabena Yehowa ƒe
dɔmedzoe heliheli la nu mefa ɖe
mía ŋu o. 9 Yehowa be: Ava me
le ɣemaɣi be, dzi aɖe le fia kple
amegãwo ƒo, nunɔlawo alulu, eye
nyagblɔɖilawo ƒe mo awɔ yaa. 10
Tete megblɔ be: Alele, Aƒetɔ
Yehowa, vavãe nèflu dukɔ sia
kple Yerusalem, esime nègblɔ be:
[d]„Miakpɔ ŋutifafa", evɔ wònye yi [d] 6, 14.
ɖe keke luʋɔ gbɔ hafi!
11 Xemaɣi woagblɔ na nye du-
kɔ kple Yerusalem bena: Ya xɔ-
dzo tso to ɖifeƒle ta me le gbe
dzi gbɔna nye dukɔ ƒe nyɔnuvi
gbɔ, menye be, woatsɔ agbɔ lui, [e] 5, 10. 18.
alo woatsɔ ana nu me nadzae o.
12 Ya sesẽ wu esia ƒom; azɔ ma-
drɔ̃ ʋɔnu wò hã. 13 Kpɔ ɖa, eho
gbɔna abe alilikpo ene, eƒe tasia-
ɖamwo le abe ahom ene, eye eƒe
sɔwo ɖia du wu hɔ̃; baba na mí,
elabena míetsrɔ̃. 14 Yerusalem,
[f]klɔ vɔ̃ɖiwɔwɔ ɖa le wò dzi ŋu, [f] Yes. 1, 16.
ne woaxɔ na wò. Xekaɣi tame-
susu vɔ̃ɖiwo nanɔ wò dzi me ase
ɖo? 15 Elabena wole gbe ƒã ɖe-
mee tso Dan, eye wona wose dzɔ-
gbevɔ̃e nya tso Efrayim-towo dzi.
16 Mitoe na dukɔwo! Kpɔ ɖa,
miɖe gbe ƒãe na Yerusalem be:
Amesiwo ɖea to ɖe du la, tso di-
diƒenyigba dzi gbɔna, eye woana
woƒe ɣli nade dzi ɖe Yuda-duwo
ŋu. 17 [g]Woaƒo xlãe godoo abe [g] 1, 15; 6, 3.
agbledzɔviwo ene, le esi wodze
aglã ɖe ŋunye la ta, Yehowa ye
gblɔe. 18 Wò zɔzɔme kple wò
nuwɔnawoe wɔ esia wò, wò vɔ̃ɖi-
wɔwɔe wɔ esia, eve kaɖikaɖi, eye
aɖe dzigbɔ ke na wò.

**Nyagblɔɖila ƒe konyifafa.**

19 Nye dɔkaviwo, nye dɔkavi-
wo! Mele togotogoe ƒom le veve-
sese ta, nye dzixɔ, nye dzi dze
agbo le menye, nyemate ŋu azi
ɖoɖoe o, elabena nye luʋɔ le kpē-
wo ƒe ɖiɖi kple aʋaɣli sem![a] 20
Gligbagbā tsia ɖe wo nɔewo nu,
elabena wogblẽ anyigba blibo la;
woagblẽ nye xɔwo enumake kple
nye agbadɔwo le aɖabaƒoƒo ɖeka
me. 21 Xekaɣi manɔ aflaga kpɔm,
eye manɔ kpẽwo ƒe ɖiɖi sem ase
ɖo? 22 Elabena nye dukɔ dzɔ
lã, womedze sim o; vi tsibomewo
wonye, eye womenya nu o; nu-
nyalawo wonye le vɔ̃ɖiwɔwɔ me,
ke nyuiwɔwɔ la, womedzea si
eya o. 23 Meɖe ŋku ɖe anyigba,
nɔnɔme meli nɛ o, ele ƒuƒlu; me-
ɖe ŋku ɖe dziƒo, kekelia ɖeke
meli o. 24 Meɖe ŋku ɖe towo,
kpɔ ɖa, wole dzodzom kpekpekpe,
kple ɖe togbɛwo katã, kpɔ ɖa,
wole ʋaʋãm. 25 Meɖo ŋku anyi,
kpɔ ɖa, amegbetɔa ɖeke megali
o, eye dziƒoxewo katã dzo yi. 26
Meɖo ŋku anyi, kpɔ ɖa, anyigba
wɔnu zu gbegbe, wogbã eƒe du-
wo katã le Yehowa ŋgɔ le eƒe
dɔmedzoe ƒe bibi ta.
27 Elabena ale Yehowa gblɔ
esi: Anyigba blibo la azu gbegbe,
ke [c]nyemagblẽe gbidigbidi o. 28
Eyata anyigba nefa konyi, eye dzi-
ƒo nenɔ ahovɔ me, elabena meƒo
nu, eye mavem o, meɖo ta me, eye
nyematrɔe o. 29 Du blibo la si
le sɔdolawo kple aŋutrɔdalawo ƒe
howɔwɔ nu, woyi ave dodowo me,
eye wolia agakpewo; wogblẽ du
blibo la ɖi amea ɖeke megale eme
o. 30 Ke wò, amesi wotsrɔ̃, nuka
nahawɔ ma? Ne èta aɖabɛ, nèdo
sikanuwo, eye nèɖo tù ɖe ŋku hã
la, dzodzroe nèwɔ leke; wò lɔlɔ̃-
tɔwo ado vlo wò, eye woadi wò
ku. 31 Elabena mese ɣli abe nyɔ-
nu, si le ku lém la tɔ ene, abe
nyɔnu, si le vi ŋgɔgbea dzim la
ƒe ŋɔdziɣli ene, mese Zion-nyɔ-
nuvi, si le ŋeŋem hewu asi dzi la
ƒe gbe be: Baba nam, elabena
nye luʋɔ tsi amewulawo si!

**Yudatɔwo gawɔ nuvɔ̃wo tsyo ƒomevi, eye wogatsɔ tohehe do ŋɔdzi na wo.**

5. Miyi ɖatsa le Yerusalem ƒe
kpɔdomeewo, mikpɔ nu, eye
midze si nu, midi nu gɔme se le
eƒe ablɔwo me, be miakpɔ amea
ɖe loo, alo amea ɖe li, si wɔa nu
dzɔdzɔe, eye wòbiaa nyateƒe ta
sena hã, ekema matsɔe akee. 2 Esi
wole gbɔgblɔm be, yewota Yeho-

waƒe agbe hã la, alakpa dzie wole
nu tam ɖo. 3 Yehowa, ɖe wò ŋku-
wo mele nyateƒe ŋu oa? [a]Eƒo wo,
gake mede lã me na wo o; ètsrɔ̃
wo ɖa, ke wogbe toɖoɖo tohehe,
[b]wosẽ woƒe ŋku me wu agakpe,
eye wogbe tametɔtrɔ. 4 Nyea
mebu be: Amesiawo, ame dahe-
woe, wodzɔ lã, elabena womenya
Yehowa ƒe mɔ kple woƒe Mawu
ƒe se la o. 5 Eyata mayi ame
ŋkutawo gbɔ, eye maƒo nu kpli
wo; elabena woawoe nya Yehowa
ƒe mɔ kple woƒe Mawu ƒe se la
me. Ke wo katã woŋe [d]kɔkuti la,
eye wotso kaawo! 6 Eyata dzata
ado tso ave me agbã wo, amegãxi,
si le gbegbe, atsrɔ̃ wo, lãkle ade
xa ɖe woƒe duwo ŋu, eye wòa-
vuvu amesiame, si do tso wo me.
Elabena woƒe vodadawo sɔ gbɔ,
eye woƒe godzedzewo do agbo-
gbo.[f] 7 Aleke matsɔe ake wò?
Viwòwo gblẽm ɖi, woɖakpe ta
ɖe gboloxɔ me. 8 Wole asi yɔm
le yiyimee abe sɔtsu dami ene,
eye amesiame le gbe tem ɖe
ehavi srɔ̃ ŋu. 9 Yehowa be: [h]Ðe
nyemahe to le esia ta, eye ɖe
nye luʋɔ mabia hlɔ̃ dukɔ sia
tɔgbe oa?
10 Mide woƒe gliwo dzi, ne mia-
gblẽ nu; ke [k]menye gbidigbidi o!
Miho woƒe weinkawo, elabena
menye Yehowa tɔ wonye o. 11
Yehowa be: Israel ƒe aƒe kple
Yuda ƒe aƒe dze go ɖem. 12 Wo-
sẽ nu le Yehowa ŋu gblɔ bena:
„Menye eyae o; dzɔgbevɔ̃e mava
mía dzi o, eye míakpɔ yi kple
dɔwuame kple ŋku o; 13 nya-
gblɔɖilawo azu ya, elabena me-
nye eyae ƒo nu to wo dzi o;
woawo ŋutɔwo ŋu ke wòaɖi."
14 Eyata ale Yehowa, Mawu Ze-
baot gblɔ esi: Esi miele nu ƒom
alea la, eyata kpɔ ɖa, mana nye
nya, si le nuwò la, nanye dzo, eye
dukɔ sia nanye nake, ne wòafiã
wo. 15 Yehowa be: Israel ƒe aƒe,
eyata makplɔ [o]dukɔa ɖe tso didiƒe
ava ƒo ɖe mia dzi, dukɔ sẽnu wò-
nye, blema dukɔ wònye, dukɔ, si
ƒe gbe mènya o, eye mèsea eƒe
nuƒoƒo me hã o. 16 Eƒe daku le
abe yɔdo nuvo ene; kalẽtɔwo sɔŋ
wonye. 17 Aɖu wò agblemenu
kple wò abolo, aɖu wò ŋutsuviwo
kple wò nyɔnuviwo, aɖu wò alẽ-
wo kple wò nyiwo, aɖu wò wein-
ka kple wò gbotiwo, eye atsɔ yi
agbã wò du sesẽ, siwo ŋu nèle
dzi ɖom ɖo. 18 Ke ɣemaɣi hã
nyematsrɔ̃ mi gbidigbidi o, Yeho-
wa ye gblɔe. 19 Eye wòava me,
ne wogblɔ be: Nukata Yehowa
wɔ nusiawo katã mí ɖo hã la, eke-
ma naɖo ŋu na wo be: Alesi mie-
gblẽm ɖi hesubɔ mawu tutɔwo le
mia ŋutɔwo miaƒe anyigba dzii
la, nenema ke miasubɔ du bubu
me tɔwo le anyigba, si menye
mia tɔ o la dzii.
20 Ðe gbe ƒã nya sia le Yakob
ƒe aƒe la me, eye na woasee le
Yuda be: 21 [e]Dukɔ tsibome ma-
nyanu, mise esia, amesiwo ŋku li
na, hafi womekpɔa nu o, to li na
wo, ke womesea nu o! 22 Ye-
howa be: Ðe miagbem vɔvɔ̃, eye
miadzo nyanyanya le ŋkunye me
oa? [g]Nye amesi tsɔ ke do liƒo na
atsiaƒu wònye kpɔɖoɖo mavɔ, si
dzi magbɔ o, ne edze agbo hã,
mate ŋui o, eye ne eƒe tsotsoewo
le gbe ɖem hã, magbɔ edzi ayi o.
23 Ke dzi dzeaglã sẽto li na dukɔ
sia, wote ɖe aga helé woƒe mɔ
tsɔ; 24 eye womegblɔ le woƒe dzi
me be: mina míavɔ̃ Yehowa, mía
Mawu, amesi na tsi dzana, [i]ada-
metsi kple keletsi ɖe wo dzaɣi
la o, eya amesi wɔ nuŋeɣi ƒe
kwasiɖawo dzi na mí pɛpɛpɛ. 25
Miaƒe vodadawoe gblẽ nusia me,
eye [l]miaƒe nuvɔ̃woe te nu nyui
mi. 26 Elabena ame vɔ̃ɖiwo le
nye dukɔ la dome, wode xa ɖi,
eye wodo dɔgɔ̃e abe xevimɔ̃trela
ene; wotre mɔ̃ hede amegbetɔwo!
27 Alesi xevi yɔa xadzae taŋ la,
nenema alakpadada yɔa woƒe xɔ-
wo fũ, eyata wozu amegãwo kple
kesinɔtɔwo ɖo. 28 Woda ami la-
lala, eye vɔ̃ɖiwɔwɔ yɔ wo gba-
gba; womedrɔ̃a nya o, womedrɔ̃a
[n]tsyɔ̃eviwo ƒe nya, be wòadze edzi
na wo o, eye womedrɔ̃a nya na
ame dahewo o. 29 Yehowa be:
Ðe nyemahe to le esia ta, eye ɖe
nye luʋɔ mabia hlɔ̃ dukɔ sia tɔ-
gbe oa?[p] 30 Ðɔdzinu kple ŋu-
nyɔnue dzɔ le anyigba dzi: 31
Nyagblɔɖilawo gblɔa alakpanya
ɖi, eye nunɔlawo le aƒetɔ ɖum,
alesi woƒia woe, eye wòdze nye
dukɔ ŋu alea! Ke nuka miawɔ,
ne eƒe nuwuwu la va ɖo?

a 2, 30.
b Yes. 48, 4.
d 2, 20.
e Yes. 6, 9. 10.
f Mo. III. 26, 22.
g Hl. 38, 8–11.
h kp. 29.
i Dɔ. 14, 17.
k 4, 27.
l Yes. 59, 2.
n Mo. II. 22, 21; Yes. 1, 23.
o 6, 22.
p kp. 9.

**Futɔ sẽŋutawo alĩa va de dukɔ la kple ebleiawo ŋuti.**

**6.** Mi Benyamin-viwo, misi tso
Yerusalem! Miku kpẽ le Te-
koa, eye mitu aflaga ɖe Bet-Ha-
kerem; elabena dzɔgbevɔ̃e kple
gbegblẽ gã tso anyiehe gbɔna.[a]
2 Matsrɔ̃ wò Zion-nyɔnuvi dze-
tugbee ɖuvii la. 3 Lãkplɔviwo
kple woƒe lãhawo vaa egbɔ, [b]wo-
tua woƒe agbadɔwo ɖe eŋu godoo,
eye amesiame nyia lã le eƒe akpa
dzi. 4 „Mikɔ aʋawɔwɔ ŋu ɖe eŋu!
Mitso, ne míaho le ŋdɔ! Baba
na mí, be anyinu le wɔwɔm, eye
ɣetrɔ ƒe vɔvɔli le kekem ɖe nu!
5 Mitso, ne míaho le zã me, eye
míagblẽ eƒe fiasãwo!" 6 Elabena
ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Milã
eƒe atiwo, eye mifu kpo ɖe Ye-
rusalem ŋu; eyae nye du, si woahe
to na, eye [h]ŋutasesẽ yɔe fũ. 7 Alesi
vudo dzia tsii la, nenema eƒe vɔ̃-
ɖiwɔwɔ le dzidzimee; wose nu
vlo wɔwɔ kple ŋutasesẽ ŋkɔ le
eme; abideameŋu kple dodro le
ŋkunye me ɖaa. 8 Yerusalem, na
woaka mo na wò, ne nye luʋɔ
magadzo le gbɔwò, eye matsɔ wò
awɔ gbegbe kple anyigba zu aƒe-
doe o.
9 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Woaxa Israel ƒe ame susɔewo, abe
alesi woxaa weintsetse mlɔeawoe
ene; gado wò asi ɖa abe wein-
gbledela ɖe kawo ŋu ene. 10 Ame-
ka maƒo nu na, eye madi ɖase na,
be woasee? Kpɔ ɖa, woƒe to me-
ŋɔ, ne woalé to ɖe nya ŋu o. Kpɔ
ɖa, Yehowa ƒe nya zu alɔmeɖenu
na wo, eƒe nu medze wo ŋu o.
11 Ke Yehowa ƒe dɔmedzoe yɔm
fũ, eye eléle ɖe dɔ me tim. Trɔe
kɔ ɖe ɖeviwo dzi le ablɔ me kple
ɖekakpuiwo ƒe ha siaa dzi; elabena
woalé ŋutsu kple nyɔnu, ame tsi-
tsi kple amegã ɖedi siaa! 12 Woƒe
aƒewo anye ame bubuwo tɔ he-
kpe ɖe woƒe agblewo kple wo
srɔ̃wo ŋu; elabena mado nye asi
ɖe anyigba dzinɔlawo ŋu, Yehowa
ye gblɔe! 13 Elabena [n]wo katã
wonye amebalawo tso ɖeviwo dzi
vaseɖe tsitsiawo dzi; wo katã wo-
nye alakpatɔwo tso nyagblɔɖila-
wo dzi vaseɖe nunɔlawo dzi. 14
Wotre nye dukɔ ƒe gbagbãƒe be-
tsebetse hele gbɔgblɔm be: [p]Ŋuti-
fafa, ŋutifafa! evɔ ŋutifafa meli

[a] 4, 6.
[b] 4, 17.
[d] Mat. 11, 29.
[e] 44, 16.
[f] Yes. 52, 8; Xez. 3, 17.
[g] Mo. V. 32, 1; Yes. 1, 2.
[h] 5, 1.
[i] Yes. 1, 11.
[k] 5, 15; Mo. V. 28, 49.
[l] 50, 42.
[n] 8, 10–12.
[o] Am. 8, 10.
[p] Xez. 13, 10. 16; Tes. I. 5, 3.

o hafi. 15 Ne ŋukpe lé wo, le esi
wowɔ ŋunyɔnu ta hã la, woƒe mo
metsia dã o, eye womenyaa nu-
kae nye ŋukpe o. Eyata woatsi
ame tsiaʋawo dome, eye woadze
anyi le ɣeyiɣi, si mahe to na wo,
Yehowa ye gblɔe!
16 Ale Yehowa gblɔ esi: Miyi
mɔwo dzi, miɖo ŋku anyi, eye mi-
bia blema mɔwo ta se be, mɔ kae
nye nyuia hã, eye mizɔ edzi, ne
[d]miakpɔ gbɔdzɔe na miaƒe luʋɔ-
wo. Ke woawo ɖo ŋu be: [e]Míele
edzi to ge o. 17 Meɖo [f]dzɔlawo
wo ŋu wole gbɔgblɔm be: Milé
to ɖe kpẽ ƒe ɖiɖi ŋu! Ke woɖo
ŋu be: Míele to lé ge ɖe eŋu o.
18 Eyata mi dukɔwo, misee, eye
mi amehawo, midze si nusi le dzɔ-
dzɔ ge le wo dome! 19 [g]Anyigba,
see! Kpɔ ɖa, mahe dzɔgbevɔ̃e
ava dukɔ sia dzi wòanye woƒe
tamesusuwo ƒe kutsetse, elabena
womeɖo to nye nyawo o, eye wo-
do vlo nye se la. 20 Nuka dzudzɔ-
ʋeʋẽeɖonu tso Saba kple gbe-
kee xɔasi tso didiƒenyigba dzi nye
nam? Miaƒe numevɔsawo me-
dzea ŋunye o, eye miaƒe akpe-
davɔsawo mevivina nam o.[i] 21
Eyata ale Yehowa gblɔ esi: Kpɔ
ɖa, maɖo nukikli na dukɔ sia, fo-
fowo kple viwo siaa, aƒelika kple
xɔlɔ̃a woaklii, eye woatsrɔ̃.
22 Ale Yehowa gblɔ esi: Kpɔ
ɖa, dukɔa ɖe tso anyiehe-nyigba
dzi [k]gbɔna, eye anyigba dzi dukɔ
gãa ɖe nyɔ tso anyigba ƒe mlɔe-
nu. 23 Da kple akplɔ le wo si;
ŋutasẽlawo wonye, eye womekpɔa
nublanui o; woƒe ʋunyaʋunya-
wɔwɔ le abe atsiaƒu ƒe gbeɖeɖe
ene, wodo sɔwo, eye wobla akpa
abe ŋutsu ene, be woawɔ aʋa
kpli wò, Zion-nyɔnuvi.[l] 24 „Míese
eŋu nya, míaƒe asiwo do agblɔ,
ŋɔdzi lé mí, eye míele ƒoƒom ti-
titi abe nyɔnu lèku ene." 25 Mi-
gado yi agble me o, eye migato
mɔ dzi o, elabena yi le futɔ si,
eye ŋɔdzi li godoo va kpe. 26 Nye
dukɔ ƒe nyɔnuvi, ta akpanya, eye
naƒo togotogoe le dzowɔ me; xa
nu [o]le tenuvi la ŋu, eye nafa ko-
nyi vevie; elabena nugblẽla le
ƒoƒo ge ɖe mía dzi kpoyi.
27 Metsɔ wò ɖo galɔ́lolae le nye
dukɔ dome, be nadze si woƒe zɔ-
zɔme, eye nadoe akpɔ. 28 Aglã-

dzelawo ƒe aglãdzelawo, ame gɔ-
mezɔlawo, [a]akɔbli kple gayibɔe
wo katã wonye, nugblẽlawo nye
wo katã tim. 29 Yɔxɔmeʋu le
gbɔgbɔm fufufu, tsumi koe do tso
eƒe dzo me; yakatsyɔ wolóloe
galóloe ḍe dzi, elabena manyo-
manyoawo gbe dodo le eme. 30
Woayɔ wo be [c]klosalo gbegbea;
elabena Yehowa gbe wo.

**Alakpa mawusubɔsubɔ enye ŋunyɔnu le Mawu ŋku me.**

7. Gbe, si tso Yehowa gbɔ va
na Yeremya la, enye si: 2 Tsi
tre ḍe Yehowa ƒe aƒe ƒe agbo la
me, eye naḍe gbe ƒã nya sia gblɔ
bena: Mise Yehowa ƒe nya, mi
Yuda blibo la, mi amesiwo vaa
agbo sia me, be miaḍe ta agu ḍe
Yehowa ŋku me. 3 Ale Yehowa
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi:
Miḍɔ miaƒe zɔzɔme kple miaƒe
nuwɔnawo ḍo, ekema mana mianɔ
teƒe sia.[h] 4 Migaḍo dzi ḍe alakpa-
nya, si wole gbɔgblɔm be: „Ye-
howa ƒe gbedoxɔ, Yehowa ƒe gbe-
doxɔ, Yehowa ƒe gbedoxɔe nye
esia" la ŋu o! 5 Ke boŋ ne mie-
ḍɔ miaƒe zɔzɔme kple nuwɔnawo
ḍo, ne miedrɔ̃ nya na amesiame
kple ehavi, 6 miete [i]amedzrowo,
tsyɔ̃eviwo kple ahosiwo ḍe anyi
o, miekɔ ʋu maḍifɔ ḍi ḍe teƒe
sia o, eye miedze mawu tutɔwo
yome hena miaƒe gbegblẽ o la,
7 ekema mana mianɔ teƒe sia le
anyigba, si metsɔ na mia fofowo
tegbee la dzi.
8 Kpɔ ḍa, miele dzi ḍom ḍe
alakpanya, si mele ḍeke me o la
ŋuti. 9 Nuka? Miele fifim, le ame
wum, le ahasi wɔm, le atam dzo-
dzro kam, eye miedo dzudzɔ na
mawu tutɔ, siwo mienya o tso,
10 hafi mievana hetsia tre ḍe ŋku-
nye me le aƒe sia, si ŋu woyɔ nye
ŋkɔ ḍo la me henɔa gbɔgblɔm
be: [o]„Mía ŋu vo", ne miawɔ ŋu-
nyɔnu siawo katã? 11 Ḍe aƒe sia,
si ŋu woyɔa nye ŋkɔ ḍo la, zu
[r]adzoḍalawo ƒe do le mia ŋku
mea? Yehowa be: Nye hã me-
kpɔe! 12 Elabena miyi nɔnyeƒe
le [s]Silo, afisi mena nye ŋkɔ nɔ
tsã la, eye mikpɔ nusi mewɔe le
nye dukɔ Israel ƒe vɔ̃ḍiwɔwɔ ta
la ḍa. 13 Yehowa be : Azɔ esi
miewɔ nusiawo katã, eye [u]mele

[a] Xez. 22, 18. [b] 16, 6. [d] Fia. II 17, 18. 20. 23. [c] Yes. 1, 22. [f] 11, 14; 14, 11. [g] 44, 17. [h] 26, 13; Yes. 1, 16. [i] Mo. II. 22, 20. 21. [k] Ps. 50, 8–15. [l] Mi. 6, 6–8; Sam. I. 15, 22. [n] Mo. II. 19, 5. [o] 4, 10. [p] 11, 8; Yes. 65, 2. [r] Mat. 21, 13. [s] Yos. 18, 1; Sam. I. 4, 12; Ps. 78, 60. [t] 16, 12. [u] Lod. 1, 24; Yes. 65, 12.

nuƒoƒo kpli mi dzi ḍaa, ke miesee
o, meyɔ mi, eye mietɔ o la, 14
eyata [b]mawɔ aƒe, si ŋu woyɔa nye
ŋkɔ ḍo, esi ŋu miele dzi ḍom ḍo,
kple teƒe, si metsɔ na mia kple
mia fofowo la, abe alesi mewɔ
Silo ene, 15 eye matsɔ mi aƒu gbe
atso nye ŋku ta, [d]abe alesi metsɔ
mia nɔviwo katã, siwo nye Efra-
yim ƒe ƒome blibo la ƒu gbee ene.
16 Ke wò la megaḍe kuku ḍe
dukɔ sia ta o, megaƒo koko ḍe wo
ta o, megaḍo gbe ḍa ḍe wo ta o,
eye megaƒoe ḍe nunye o, elabena
nyemasee na wò o.[f] 17 Ḍe mèle
nusi wɔm wole le Yuda-duwo me
kple Yerusalem-kpɔḍomeewo la
kpɔm oa? 18 Viwo le nake ƒom,
fofowo le dzo ḍom, eye nyɔnuwo
le amɔwɔ blum, ne woatsɔ tɔ ta-
tali na [g]dziƒofianyɔnu, eye woƒo
tsi ḍe anyi na mawu tutɔwo, ne
woatsɔ do dziku nam. 19 Yeho-
wa be: Nyee wole dziku dom na
loo? Woawo ŋutɔwo boŋ ƒe moe
wole ŋukpe demi. 20 Eyata ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ḍa,
nye dɔmedzoe kple nye dziku
atrɔ akɔ ḍe teƒe sia, amegbetɔwo
kple lãwo, gbemetiwo kple anyi-
gba dzi kutsetsewo dzi, eye wòa-
bi, womatsii o.
21 Ale Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ esi: Mikpe miaƒe
numevɔsawo ḍe akpeḍavɔsawo
ŋu, eye miḍu lã![k] 22 Elabena nye-
meƒo nu kple mia fofowo alo ḍe
se na wo le numevɔsa kple akpe-
ḍavɔsa ŋu le gbesigbe mekplɔ wo
tso Egipte-nyigba dzi o.[l] 23 Ke
boŋ nya siae metsɔ ḍe se na wo
be: Mise nye gbe, ne manye miaƒe
Mawu, eye miawo mianye nye du-
kɔ, eye mizɔ nye mɔ, si meḍo na
mi la dzi, be eme nanyo na mi.[n]
24 Ke wogbe esese, eye womeƒu
to anyi ḍe ŋunye o; wozɔ le ada-
ŋu, si woḍe le woƒe dzi vɔ̃ḍi ƒe
tamesesẽ me la nu, eye wotrɔ
megbe dem, menye ŋku me o.[p]
25 Meḍo nye dɔlawo katã, siwo
nye nyagblɔḍilawo la, ḍe mi tso
gbesigbe mia fofowo ʋu tso Egip-
te-nyigba dzi vaseḍe egbe, mele
wo ḍoḍoḍa dzi gbesiagbe ḍaa; 26
ke womeḍo tom o, eye womeƒu to
anyi ḍe ŋunye o, ke boŋ wosẽ ʋu-
me, eye wogblẽ wu wo fofowo.[t]
27 Ne ègblɔ nya siawo katã na

wo la, womasee na wò o, eye ne
èyɔ wo la, womatɔ na wò o. 28
Eyata gblɔ na wo be: Esia nye
dukɔ, si mesea Yehowa, eƒe Ma-
wu ƒe gbe o, eye meḍoa to ame-
hehe o. [a]Nyateƒetoto nu yi, eye — a 5, 1.
wòtsrɔ̃ ḍa le woƒe nu me.

29 Lũ wò taḍa natsɔ aƒu gbe,
eye yi naḍato konyifaha le to ƒe-
ƒlewo ta me, elabena Yehowa gbe
ƒome, si le dɔmedzoe dom nɛ la,
eye wònyã wo. 30 Yehowa be:
Elabena Yuda-viwo wɔ nu gbe-
gblẽ le ŋkunye me, eye woli ŋu- — b Yes. 1, 3.
nyɔnu ḍe aƒe, si ŋu woyɔa nye
ŋkɔ ḍo la me, ne woagblẽ kɔ ḍo
nɛ,[d] 31 wowɔ [e]Tofet-nuxeƒe ḍe — d 32, 34.
Ben-Hinom-bali me la, ne woatɔ — e Fia. II. 23, 10.
dzo woƒe [f]ŋutsuviwo kple woƒe — f Mo. III. 18, 21.
nyɔnuviwo, nusi ŋu nyemeḍe se
na wo le loo, alo wòayi nye ta me
va ge o. 32 Yehowa be: Eyata
ŋkeke li gbɔna, eye womagayɔe
be „Tofet" kple „Ben-Hinom-ba-
lime" azɔ o, ke boŋ be „Amewu- — g 6, 13-15; Yes.
balime", eye woaḍi ame ḍe Tofet, — 56, 11.
le esi teƒe meli o ta.[h] 33 Dukɔ — h 19, 6.
sia ƒe kukuawo azu nuḍuḍu na
dziƒoxewo kple anyigba dzi lãwo,
eye womanyã wo o.[i] 34 Eye mana — i 19, 7; 9, 21.
aseyetsogbe kple dzidzɔgbe, ŋu-
gbetɔsrɔ̃ ƒe gbe kple ŋugbetɔ ƒe
gbe nu natso le Yuda-duwo kple
Yerusalem ƒe kpɔḍomeewo; ela-
bena anyigba la azu gbegbe.[k] — k 16, 9.

Woabe ahohlɔ̃ dukɔ la, agblẽe, eye woanyãe
ḍa le eƒe nuvɔ̃ ŋuti.

8. Yehowa be: Le ɣemaɣi la woa-
ho Yuda-fiawo ƒe ƒuwo kple
woƒe amegãwo ƒe ƒuwo, woƒe nu-
nɔlawo ƒe ƒuwo, woƒe nyagblɔḍi-
lawo ƒe ƒuwo kpakple Yerusalem-
tɔwo ƒe ƒuwo tso woƒe yɔḍowo
me, 2 ahasia ḍe ɣe kple ɣleti
kpakple dziƒo ŋu nuwo nu, nusiwo
[l]ƒe nya wolɔ̃, eye wosubɔ, wodze — l Mo. V. 4, 19.
wo yome, wobia nu wo se, eye
woḍe ta agu na wo; womaƒɔ wo
o, eye womatsɔ wo [n]aḍi o, eye — n 14, 16.
woazu gbeḍuḍɔ le anyigba dzi. — o 9, 14.
3 Yehowa Zebaot be: Ƒome vɔ̃ḍi — p 14, 19.
sia ƒe ame mamlea, siwo katã
susɔ ḍe teƒe, siwo katã menyã
wo ḍo ḍo la, alɔ̃ ku wu agbe.

4 Eyata ale nagblɔ na wo enye
si: Ale Yehowa gblɔ esi: Ðe wo-
dzea anyi womegafɔna oa, alo ḍe
wotrɔa megbe womegatrɔa kɔ oa?

5 Nukaŋuti dukɔ sia, si nye Ye-
rusalem, dze go ḍikaa? Woku ḍe
alakpaḍaḍa ŋu, eye wogbe tɔtrɔ.
6 Meƒu to anyi, eye mese be, wo-
mele nu ƒom ḍe eteƒe o; amea
ḍeke meli, si eƒe vɔ̃ḍiwɔwɔ venɛ
wògblɔna be: Nuka nye esi me-
hewɔ hã o! Amesiame lé eƒe mɔ
abe sɔ, si lũ ḍe aʋa me ene.
7 Damixe le dziƒo te hã nya eƒe
azã, eye akpakpa, sagbadre kple
tsalɛ dzea si woƒe gbɔgbɔɣi; ke
nye dukɔ menya Yehowa ƒe ḍo-
ḍowo o.[b] 8 Aleke miate ŋu anɔ gbɔ-
gblɔm be, nunyalawo yewonye,
eye Yehowa ƒe se la le yewo si
me? Kpɔ ḍa, vavãe agbalẽnyala-
wo ƒe nuŋlɔnu trɔe wɔ aʋatsoe.
9 Ðu akpe nunyalawo, dzi aḍe le
wo ƒo, eye asi atu wo; kpɔ ḍa,
Yehowa ƒe nya wogbe, nunya kae
hele wo si azɔ ma? 10 Eyata ma-
tsɔ wo srɔ̃wo na ame tutɔwo kple
woƒe agblewo na wo nyãlawo, ela-
bena [g]ŋuklẽlawo sɔŋ wonye tso
ḍeviawo dzi vaseḍe tsitsiawo dzi,
alakpaḍalawo sɔŋ wonye tso nya-
gblɔḍilawo dzi vaseḍe nunɔlawo
dzi. 11 Wotre nye dukɔ ƒe gba-
gbãƒe betsebetse hele gbɔgblɔm
be: Ŋutifafa, ŋutifafa; evɔ wònye
ŋutifafaa ḍeke meli o hafi. 12 Ne
ŋukpe lé wo, le esi wowɔ nu nyɔ-
ŋu ta hã la, woƒe mo metsia dã
o, eye womenyaa nukae nye ŋu-
kpe o. Eyata woatsi ame tsiaʋa-
wo dome, eye woadze anyi le
ɣeyiɣi, si mahe to na wo, Ye-
howa ye gblɔe.

13 Yehowa be: Maḍe wo ḍa
keŋkeŋ, ale be weintsetsea ḍeke
manɔ weinka ŋu o, gbotsetsea
ḍeke manɔ gboti dzi o, eye aŋgba
ayrɔ, eye maḍɔ amesiwo ava ƒo
ḍe wo dzi la, ḍe wo ŋu. 14 Nuka-
ŋuti míegale anyinɔƒe ko? Miƒo
takpli, míayi du sesẽwo me, ne
míatsrɔ̃ ḍe afima; elabena Yeho-
wa, mía Mawu la, le míaƒe tsɔtsrɔ̃
dim; ekpe [o]aḍitsi na mí míeno, le
esi míewɔ nuvɔ̃ ḍe Yehowa ŋu
ta. 15 Míele mɔ kpɔm na [p]ŋuti-
fafa, ke nu nyuia ḍeke meva o;
míele mɔ kpɔm na hayahaya, ke
ŋɔdzi li. 16 Wose eƒe sɔwo ƒe
gbɔgbɔ fuxefuxe tso Dan, eye eƒe
sɔtsuwo ƒe xɔxlɔ̃ ƒe ḍiḍi na anyi-
gba blibo la ʋuʋu; wogbɔna, ne
woaḍu anyigba kple edzi nuwo, du

la kple eme nɔlawo. 17 Yehowa
be: Madɔ dawo kple ƒliwo ɖe mia
ŋu, siwo ŋu [a]gbesa meɖina o, eye [a] Nyagb. 10, 11.
woaɖu mi. [b] 5, 9.
18 Oo, nukae ana nye dzeme na-
kɔ le nye nuxaxa me! Nu te nye
dzi ŋu le menye![d] 19 Kpɔ ɖa, nye [d] 4, 19.
dukɔ ƒe ɣlikpe ɖi tso didiƒenyi-
gba dzi be: „Ðe Yehowa megale [e] 4, 25; 12, 4.
Zion oa, eye ɖe eƒe fia megale
eme oa?" Nukaŋuti wotsɔ woƒe
aklama kpakpɛwo kple du bubu me
tɔwo ƒe yakanuwo do dziku nam? [f] 26, 18.
20 Nuŋeɣi va yi, eye kutsetse- [g] Mo. V. 32, 29.
gbegbe nu tso, ke míawo la, wo-
mexɔ na mí o! 21 Nye dukɔ ƒe
ƒoƒo na megbã gudugudu, mele
nu xam, eye nye lãme ble fu.
22 [h]Ðe atikea ɖeke megale Gilead [h] 46, 11.
o, eye gbedalaa ɖeke mele afima
oa? Nukaŋuti nye dukɔ mehaya
o? 23 [i]Ðe wònye nye ta tsie wò- [i] 13, 17; Kony. 1, 16.
nye, eye aɖatsivudoe nye nye
ŋkuwo la, anye ne mafa na nye [k] 7, 24.
dukɔ ƒe ame tsiaʋawo zã kple keli.

Konyifafa le dukɔ, si do vlo eƒe xɔxɔ la ŋuti.

9. Oo, ɖe wònye dzeƒee le asinye [l] 23, 15.
le gbegbe la, anye ne magblẽ
nye dukɔ ɖi, eye maʋu tso wo
gbɔ! Elabena ahasiwɔla kple ame
tovowo ƒe ha wo katã wonye.
2 Yehowa be: Wotsɔa alakpa vua [n] Mo. III. 26, 33.
woƒe aɖekawo mee abe dati ene,
eye menye nyateƒetotoe nana wo-
kpɔa ŋusẽ le anyigba dzi o. Ela-
bena wohona tsoa vɔdada gbɔ yia
vɔdada gbɔ, ke nye la, womedzea
sim o. 3 Amesiame nekpɔ eɖo-
kui dzi nyuie le ehavi ŋu, eye
megaɖo ŋu ɖe nɔvia ɖeke ŋu o;
elabena nɔvi sia nɔvi enye ayetɔ,
eye xɔlɔ̃ sia xɔlɔ̃ enye ame gɔme-
zɔla.[o] 4 Amesiame flua ehavi, eye [o] Mi. 7, 5. 6.
wometoa nyateƒe o; wona alakpa-
dada mã woƒe aɖe, eye wokua ku-
tri le nu tovo wɔwɔ me. 5 Yehowa
be: Alakpadada le dowòme, eye
wogbe sidzedzem le alakpadada
ta. 6 Eyata ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, malólo wo, eye
maɖo wo akpɔ; elabena aleke
mawɔ le nye dukɔ ƒe vɔ̃ɖiwɔwɔ
ta? 7 Aŋutrɔ wuame enye woƒe
aɖe, eye wodaa alakpa; wotsɔa
woƒe aɖe gblɔa nya fafɛ na wo [p] 7, 28.
havi, ke aye le woƒe dzi me.
8 Yehowa be: Ðe nyemahe to na

wo le esia ta oa, eye ɖe nye lu-
ʋɔ mabia hlɔ̃ dukɔ sia tɔgbe
oa?[b]
9 Madafa avi le towo dzi, maxa
nu, eye mato konyifaha le gbe-
gbe ƒe lãnyiƒe, elabena wogblẽ
ale be amegbetɔa ɖeke megato
wo dzi yi o, eye womegase lã-
hawo ƒe xɔxlɔ̃ o; [e]dziƒoxewo kple
lãwo ʋu dzo. 10 Mawɔ Yerusalem
wòazu anyiglãgo kple amegãxiwo
nɔƒe, eye mana Yuda-duwo nazu
gbegbe kple aƒedo.[f] 11 Amesi nye
ŋutsu [g]nyanu la, nese esia gɔme,
eye amesi Yehowa ƒe nu toa nya
na la, eya negblɔ nusi ta wotsrɔ̃
anyigba la, eye wogblẽe wòzu
gbegbe, ale be amea ɖeke mega-
toa edzi yina o la ɖo. 12 Yeho-
wa be: Esi wogblẽ nye se, si me-
tsɔ ɖo wo ŋku me la ɖi, womeɖo
to nye gbe o, eye womezɔ ɖe
enu o, 13 ke boŋ wodze woƒe
[k]dziwo ƒe tamesesẽ kple Baalwo
yome, abe alesi wo foƒowo fia wo
ene la, 14 eyata ale Yehowa Ze-
baot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, mana atsa dukɔ sia wòa-
ɖu, eye makpe aɖitsi nɛ wòano,[l]
15 eye makaka wo ahlẽ ɖe dukɔ,
siwo woawo kple wo foƒowo me-
nya o la dome, eye maɖo yi ɖe
wo yome, vaseɖe esime matsrɔ̃
wo avɔ.[n]
16 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Mitsa ŋu, eye miyɔ nyɔnu yɔƒe-
wɔlawo, ne woava, eye miɖo ame
ɖe nyɔnu nyanuwo, ne woava,
17 ne woato konyifaha ɖe mía ŋu
kaba, be míaƒe ŋkuwo nafa aɖa-
tsi yoyoyo, eye míaƒe aɖabawo
naɖuɖu tsi. 18 Elabena wose ko-
nyifagbe tso Zion be: Aleke wo-
tsrɔ̃ mí, eye ŋu kpe mí vevie ale?
Elabena ele na mí be, míadzo le
anyigba dzi, eye wogbã mía nɔ-
ƒewo ƒu anyi. 19 Mi nyɔnuwo, mise
Yehowa ƒe nya, eye eƒe nu me nya
nege ɖe miaƒe towo me; mifia nu-
xaxa mia vinyɔnuwo, eye nyɔnu
sia nyɔnu nefia konyifaha ehavi.
20 Elabena ku to míaƒe fesre nu
ge ɖe eme, ege ɖe míaƒe fiasãwo
me, ne wòatsrɔ̃ ɖeviwo le kpɔɖo-
mee kple ɖekakpuiwo le ablɔ me.
21 Fo nu: Yehowa ƒe gbe enye
si: Amegbetɔwo ƒe [p]kukuwo anɔ
anyi abe gbeɖuɖɔ le agble me
ene, eye abe lubabla le nuŋelawo

megbe, siwo amea ɖeke meli afo
wo nu ƒu o la ene.
22 Ale Yehowa gblɔ esi: Nu-
nyala megaƒo adegbe le eƒe nu-
nya ŋu o, ŋusẽtɔ megaƒo adegbe
le eƒe ŋusẽ ŋu o, eye kesinɔtɔ
megaƒo adegbe le eƒe kesinɔnu
ŋu o; 23 ke boŋ amesi ke be, yea-
ƒo adegbe la, [a]neƒo adegbe be, enya
nu, eye wòdze sim be, nyee nye
Yehowa, amesi si me amenuveve,
ʋɔnudɔdrɔ̃ kple dzɔdzɔenyenye
le le anyigba dzi, elabena nusia-
woe nyoa ŋunye, Yehowa ye gblɔe.
24 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, esi mahe to na aʋatso-
tsotɔwo kple bolotɔwo katã: 25 Na
Egipte kple Yuda, na Edom kple
Amon-viwo, na Moab kple [d]ako-
tsola, siwo katã le gbegbe. Ela-
bena dukɔwo katã nye bolotɔwo,
eye [f]dzi matsomatso li na Israel
ƒe aƒe blibo la.

Mawu gbagbe la agblẽ legba kple esubɔlawo; ke ahe to na eƒe duko la ya ŋutɔ.

10. Mi Israel ƒe aƒe, mise nya,
si Yehowa gblɔ ɖe mia ŋu!
2 Ale Yehowa gblɔ esi: Dukɔwo
ƒe mɔ megamã mi o, eye dziƒo
ŋu dzesiwo megadzi ŋɔ na mi o,
nenye be, wonɔa ŋɔ dzim na du-
kɔwo hã. 3 Elabena dukɔwo ƒe
ɖoɖowo la, nu dzodzroe. Ati wò-
nye [i]wotso le ave me, eye adaŋua
tsɔ fiavi wɔ eŋu dɔe. 4 Wotsɔ klo-
salo kple sika ɖo atsyɔ̃ nɛ, eye
wotsɔ zũ ƒo gatagbadzɛ ɖee, be
magamũ o. 5 Wodi xenyãnu le
adzamatregble me, eye womate
ŋu aƒo nu o; ele be, woatsɔ wo, ela-
bena womezɔa azɔli o. Migavɔ̃
wo o, elabena womewɔa vɔ̃a ɖe-
ke o, eye nyuiwɔwɔ hã mele wo
ŋu o. 6 Yehowa, amea ɖeke mede
nuwò o, èlolo, eye wò ŋusẽ na
wò ŋkɔ lolo. 7 Dukɔwo ƒe fia,
amekae mavɔ̃ wò o ma? Elabena
wòe wòdze; elabena amea ɖeke
mele dukɔwo ƒe nunyalawo katã
kple woƒe fiaɖuƒewo katã dome,
si le abe wò ene o. 8 Wo katã
wodzɔ lã, eye wozu bometsilawo;
wohe to na legbawo, ati wonye.
9 Wotsɔ klosalo, si woƒo gbabɛ
la, tso Tarsis vɛ, kple sika tso
Ofir; aɖaŋua ƒe dɔwɔwɔ wònye
kple sikanutula ƒe asinudɔwɔwɔ,
woƒe avɔtata nye aɖabɛ blɔtɔ kple
dzĩtɔ; aɖaŋua ƒe dɔwɔwɔ wo katã
wonye! 10 Ke Yehowa enye Ma-
wu vavã; eyae nye Mawu gbagbe
kple fia mavɔ; anyigba ʋuʋu le
eƒe dɔmedzoe nu, eye eƒe dziku
menya le tsɔtsɔm na dukɔwo o.
11 Ale miagblɔ na wo enye si: Ma-
wu, siwo mewɔ dziƒoa kple anyi-
gba o la, wo nu ayi tso anyigba dzi
kple dziƒo te. 12 [b]Eyae nye amesi
tsɔ eƒe ŋusẽ wɔ anyigba, etsɔ eƒe
nunya ɖo xexeame te, eye wòtsɔ
eƒe sidzedze keke dziƒo me. 13 Eƒe
gbeɖeɖe nana tsiwo ɖina hoo le
dziƒo, eye wònana afu hona yia
dzi le anyigba ƒe mlɔenu; ewɔa
dzikedzo kpena ɖe tsidzadza ŋu,
eye wòɖea ya donae tsoa eƒe nu-
dzraɖoƒe.[c] 14 Amegbetɔwo katã
dzɔa lã le woƒe nunyanya me,
eye ŋukpe léa legbakɔlawo katã,
elabena alakpa enye nusi wokɔna,
eye gbɔgbɔa ɖeke menɔa eme o.
15 Nu dzodzroawo wonye, dɔwɔ-
wɔ, si ŋu woaɖe alɔme le la, wo-
nye, woatsrɔ̃ le woƒe tohegbe. 16
Ke Yakob ƒe [g]gome mele abe
woamawo ene o, elabena eya nye
nuwo katã wɔla, eye Israel enye
eya ŋutɔ ƒe [h]ƒome; Yehowa Ze-
baot enye eƒe ŋkɔ.
17 Wò amesi woɖe to ɖo, kɔ
wò agba dzoe le anyigba dzi.
18 Elabena ale Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, matsɔ anyigba dzi nɔlawo
aƒu gbe, eye mana woaɖe to ɖe
wo, be asi natu wo. 19 Baba nam
le nye gbegblẽ la ta, nye abi le
veyem! Ke mebe: Fukpekpe la
tɔnyee, [k]mado dzi atsɔe. 20 Wo-
gblẽ nye agbadɔ, eye wotso nye
atagbiwo katã. Viyewo dzo le
gbɔnye, eye womegali o. Amea
ɖeke meli, si agatu nye agbadɔ
nam, eye wòatsi nye agbadɔvɔwo
o. 21 Lãkplɔviwo katã dzɔ lã,
eye womedi Yehowa yome mɔ o;
eyata medze edzi na wo o, eye
woƒe lãhawo katã ka hlẽ. 22 Ƒu
to anyi, nane le ɖiɖim gbɔna, eye
howɔwɔ gã tso anyiehe-nyigba dzi,
ne wòaɖo gbegbe Yuda-duwo, ne
woazu amegãxiwo nɔƒe! 23 Ye-
howa, menyae be, amegbetɔ ƒe
mɔ kple ŋutsu ƒe zɔzɔme la me-
nye eya ŋutɔ si me wòle, ne eƒe
azɔlime nato mɔ ɖeka o.[l] 24 Ye-
howa, he to nam, ke megagbɔ
me o, eye menye le wò dɔme-

[a] Kor. I. 31; Kor. II. 10, 17.
[b] kp. 12-16 kpɔ 51, 15—19.
[d] Mo. III. 19, 27.
[e] Ps. 135, 7; Hi. 38, 24—30.
[f] 4, 4; Mo. V. 30, 6.
[g] Ps. 16, 5.
[h] Mo. V. 32, 9.
[i] Yes. 44, 10-20.
[k] Ps. 77, 11.
[l] Lod. 16, 9; Nyagb. 9, 11.

dzoe me, be natsrɔ̃m ḍa o.[a] 25 [b]Trɔ [a] 46, 28; Ps. 6, 2; Xab. 1, 12.
wò dɔmedzoe kɔ ḍe dukɔ, siwo [b] Ps. 79, 6.
medze si wò o, kple ƒome, siwo
meyɔ wò ŋkɔ o la dzi, elabena [d] 2, 28; Mo. V. 32, 37. 38.
woḍu Yakob, ẽ, woḍui petepete,
eye wogblẽ eƒe nɔƒewo.

Mawu ƒe nubabla.

11. Yehowa ƒe gbe, si va na Ye-
remya, enye si: 2 Mise nuba-
bla sia ƒe nyawo, eye miƒo nu
kple Yuda-ŋutsuwo kple Yerusa- [e] 7, 16; 14, 11.
lemtɔwo. 3 Eye nagblɔ na wo
bena: Ale Yehowa, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: [f]Woaƒo fi ade [f] Mo. V. 27, 26.
amesi meḍo to nubabla sia ƒe nya-
wo o, 4 nya, siwo mede asi na
mia fofowo le gbesigbe mekplɔ
wo tso Egipte-nyigba dzi, tso ga-
kpo me, gblɔ bena: Ne miese nye
gbe, eye miewɔ, abe alesi mede
se na mi ene la, ekema mianye
nye dukɔ, eye manye miaƒe Ma-
wu, 5 ne mawɔ atam, si meka na
mia fofowo be, matsɔ [g]anyigba, [g] Mo. II. 3, 8.
si dzi notsi kple anyitsi bɔ ḍo la,
na wo la dzi, abe alesi wòzu
egbeawo ene. Eye meḍo ŋu gblɔ
bena: Yehowa, neva me!
6 Tete Yehowa gblɔ nam be:
Ðe gbe ƒã nya siawo katã le Yu-
da-duwo kple Yerusalem ƒe kpɔ-
domeewo bena: Mise nubabla sia
ƒe nyawo, eye miwɔ wo dzi. 7 Ela-
bena mexlɔ̃ nu mia fofowo tso
gbesigbe mekplɔ wo tso Egipte-
nyigba dzi vaseḍe egbe, eye me- [h] Yes. 53, 7.
gale nu xlɔ̃m wo vevie ḍaa be:
Miḍo to nye gbe! 8 Ke womeḍo
to o, eye womeƒu to anyi o, ke
boŋ wo katã wozɔ le woƒe dzi-
mesesẽ vɔ̃ḍi me; tete mehe nu-
babla sia ƒe nyawo katã va wo
dzi, nya, siwo ŋu mede se na wo
le, hafi womewɔ wo dzi o la.[i] [i] 7, 24. 26. [k] Ps. 7, 10.

Duko la ƒe anukware maḍimaḍi.

9 Eye Yehowa gblɔ nam be:
Gbeḍoḍoḍi le Yuda-ŋutsuwo kple
Yerusalemtɔwo dome. 10 Wotrɔ [l] 1, 1.
ḍe wo fofo, siwo gbe be, yewo-
maḍo to nye nyawo o la ƒe vo-
dada tsãtɔwo ŋu; wodze mawu
tutɔwo hã yome, ne woasubɔ wo;
Israel ƒe aƒe kple Yuda ƒe aƒe la
tu nye nu, si mebla kple wo fo-
fowo la. 11 Eyata ale Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ḍa, mahe dzɔgbe-
vɔ̃e ava wo dzi, esi me womaḍo
le o, eye [n]woaḍo ɣli nam, ke nye- [n] Lod. 1, 28; Yes. 1, 15.
maḍo to wo o. 12 Eye Yuda-duwo
kple Yerusalemtɔwo woayi aḍaḍo
ɣli na mawu, siwo wodoa dzudzɔ
na, ke [d]womaxɔ na wo le woƒe hiã
me o. 13 Elabena Yuda, alesi wò
duwo sɔ gbɔe la, nenema nu wò
mawuwo le ḍo, eye mieḍi ʋosa-
mlekpuiwo ḍe Yerusalem-blɔwo
ƒe xexlẽme nu na ŋukpenamawu-
wo, ne miaḍo dzudzɔ le ʋosa-
mlekpuiawo dzi na Baal.
14 Ke wò la [e]megaḍe kuku ḍe
dukɔ sia ta o, megaƒo koko, eye
megaḍo gbe ḍa ḍe wo ta o, ela-
bena ne woḍo ɣli yɔm le woƒe
hiã me la, nyemaḍo to wo o. 15
Nuka xɔ̃nye veviwo be, yewoa-
wɔ le aƒenye me? Ðe wobe, ye-
woawɔ yewoƒe aye tameḍoḍowo
dzia? Ne gbeḍoḍoḍa kple ʋosalã
kɔkɔewo ḍe wò nu vɔ̃ḍi wɔwɔ ḍa
la, ekema àkpɔ dzidzɔ. 16 Yeho-
wa yɔ wò be „amiti dama", si ƒe
tsetse nyo, eye wònya kpɔna".
Le howɔwɔ gã ƒe ḍiḍi me la aḍo
dzo ḍe eŋu, eye eƒe alɔwo aŋe.
17 Yehowa Zebaot, amesi ḍe wò
aganu to la, ḍo vɔ̃ ḍe ŋuwò le
Israel ƒe aƒe kple Yuda ƒe aƒe ƒe
vɔ̃ḍi, si wowɔ heḍo dzudzɔ na
Baal, ne woatsɔ aḍo dziku nam
la ta.

Yeremya nɔ xaxa me.

18 Yehowa na menyae, eye me-
dze sii; tete nèḍe woƒe nuwɔwɔ-
wo fiam ɣemaɣi. 19 Ke nye la
mele abe [h]alẽvi mamlã, si wokplɔ
yina wuwu ge ene, nyemenyae be,
woḍo ta me ḍe ŋunye o be: Mina
míawu ati la kple eƒe tsetsewo,
eye míatsrɔ̃e ḍa le agbagbeawo
ƒe anyigba dzi, ne womagaḍo ŋu
eƒe ŋkɔ azɔ o. 20 Ke wò Yehowa
Zebaot, amesi drɔ̃a ʋɔnu ḍe eteƒe,
eye nèdoa [k]ayikuwo kple dziwo
kpɔna la, na makpɔ wò hlɔ̃biabia-
wo ḍe wo ŋu, elabena asiwò me
metsɔ nye nya ḍee. 21 Eyata ale
Yehowa gblɔ ḍe [l]Anatot-ŋutsu,
siwo le wò ku dim le gbɔgblɔm
be: Megagblɔ nya ḍi le Yehowa
ƒe ŋkɔ me, ne míaƒe asi magawu
wò o la, enye si. 22 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Kpɔ ḍa, mahe
to na wo: Ðekakpuiwo aku ḍe yi
nu, eye woƒe ŋutsuviwo kple nyɔ-
nuviwo aku ḍe dɔwuame si me;
23 woƒe amea ḍeke makpɔtɔ o,
elabena mahe dzɔgbevɔ̃e ava Ana-

tot-ŋutsuwo dzi le ƒe, si me mahe
to na wo.

**Anyigba la dzi wɔ nublanui le edzi nɔlawo ƒe nuvɔ̃ ta.**

**12.** Yehowa, ne mebe, mahe nya
kpli wò la, tɔwò dzɔna, gake
maḍi ʋɔnu kpli wò.[b] Nukata ame
vɔ̃ḍiwo ƒe mɔ dzea edzi na wo,
eye eme nyona na ame tovowo
katã ḍo? 2 Ede woƒe agunu to,
eye woto ke, wotsi, eye wotsea
ku hã. Etsɔ ḍe woƒe nu gbɔ, ke
ele adzɔgedzɔgee na woƒe dzi.
3 Ke wò, Yehowa, èdze sim, èkpɔm,
eye nèḍo nye dzi kpɔ le ḍokuiwò
gbɔ. He wo ḍawu abe alẽwo ene,
eye naḍo wo ḍi hena wuwugbe.
4 Ɣekaɣi anyigba naxa nu ase ḍo,
eye gbe naƒu le anyigba blibo la
dzi le edzi nɔlawo ƒe vɔ̃ḍiwɔwɔ
ta, [e]lãwo kple xewo natsrɔ̃, le esi
wole gbɔgblɔm be, makpɔ míaƒe
nuwuwu o la ta? 5 Mia kple afɔ-
zɔlawo miaƒu ḍu, eye ḍeḍi te ŋu-
wò, aleke nahayi ḍuḍime ke ge
kple sɔwo? Eli bɔkɔɔ le gbɔḍeme
nyigba dzi, aleke nahawɔ le Yor-
dan ƒe aƒlatsuwo me? 6 Elabena
nɔviwòwo kple fofowò ƒemetɔwo
hã trɔ le yowòme, woawo hã le
ɣli dom ḍe yowòme sesie, mega-
ḍo dzi ḍe wo ŋu o, nenye be, wole
nya ŋɔŋɔe gblɔm na wò hã.

7 Megblẽ nye aƒe ḍi, megbe nye
domenyinu, eye metsɔ nusi gbɔ
nye luʋɔ melɔ̃a nu le o la, ḍe asi
na eƒe futɔwo. 8 Nye domenyinu
zu nam abe dzata le ave me ene,
ele gbe tem ḍe ŋunye, eyata melé
fui. 9 Đe menye xe ƒonu ŋɔŋɔe
enye nye domenyinu nam oa? Đe
xe ƒonuwo meƒo xlãe godoo oa?
Miḍaƒo gbemelãwo katã nu ƒu, ne
woava ḍu nu! 10 Lãkplɔvi gede-
wo gblẽ nye weingble, wonyã
avuzi le nye agble me, eye wowɔ
nye dzidzɔkpɔgble wòzu gbegbe
ḍeḍe sɔŋ. 11 Wona wòzu gbegbe,
gbegbe le nu xam le ŋunye godoo;
anyigba blibo la gblẽ, elabena
mede dzigbɔ na amea ḍeke o.
12 Nugblẽlawo va to ƒeƒlewo katã
ta me le gbe dzi; elabena Yehowa
ƒe yi le nu ḍum tso anyigba ƒe
mlɔenu ḍaseḍe anyigba ƒe mlɔe-
nu; ŋutifafaa ḍeke meli na ŋuti-
lãwo katã o. 13 Woƒã lu, ke ŋu
woaxa, woku kutri, ke viḍe manɔ
eme na wo o; ale ŋu akpe mi ḍe
miaƒe agblemenuwo ŋu le Yeho-
wa ƒe dɔmedzoe heliheli la ta.[a]

**Nyagblɔḍi le duko bubuwo ŋuti.**

14 Ale Yehowa gblɔ ḍe nye aƒe-
lika vɔ̃ḍiawo katã, siwo ḍe asi
nusi metsɔ na nye dukɔ Israel,
be wòanye etɔ la ŋu la ŋuti enye
si: Kpɔ ḍa, maho wo ḍa tso woƒe
anyigba dzi, eye maho Yuda ƒe
aƒe la ḍa le wo dome. 15 Ke ne
meho wo ḍa megbe la, magakpɔ
nublanui na wo, eye mana ame-
siame nagbugbɔ ayi eƒe dome-
nyinu gbɔ, eye amesiame nayi eƒe
anyigba dzi. 16 Eye ne wosrɔ̃ nye
dukɔ ƒe mɔwo, be [d]woaka atam
le nye ŋkɔ me, abe alesi woƒia
nye dukɔ be, wòata Baal ene be:
„Meta Yehowa ƒe agbe" la, eke-
ma woaḍo wo gɔme anyi ḍe nye
dukɔ la dome. 17 Ke ne womeḍo
to o la, ekema maho dukɔ sia ḍa,
eye matsrɔ̃e gbiḍigbiḍi, Yehowa
ye gblɔe.

**Toḥehe, si ava Yudatɔwo dzi.**

**13.** Ale Yehowa gblɔ nam enye
si: Yi naḍaƒle aklala lidzi-
blanu, eye natsɔe abla ali dzii,
ke megana wòaḍe tsi me o. 2
Tete meƒle alidziblanu la le Ye-
howa ƒe nya la nu hetsɔ bla ali
dzii. 3 Tete Yehowa ƒe gbe va
gbɔnye zi evelia bena: 4 Tsɔ ali-
dziblanu, si nèƒle wòle ali na wò
la, eye natso ayi Frat nu aḍaɣlae
ḍe kpeto me le afima. 5 Tete
meyi ḍaɣlae ḍe Frat nu, abe alesi
Yehowa gblɔ nam ene. 6 Le ŋke-
ke geḍe megbe la Yehowa gblɔ
nam be: Tso nayi Frat nu naḍa-
tsɔ alidziblanu, si megblɔ na wò
be, naɣla ḍe afima la. 7 Tete
meyi Frat nu, eye meku alidzi-
blanu la le teƒe, si meɣlae ḍo;
kpɔ ḍa, alidziblanu la nyunyɔ,
wɔnaa ḍeke megale eŋu o. 8 Eye
Yehowa ƒe gbe va gbɔnye bena:
9 Ale Yehowa gblɔ esi: Alea ke
magblẽ Yuda ƒe ḍàḍa kple Yeru-
salem ƒe ḍàḍa gã lae. 10 Dukɔ
vɔ̃ḍi sia, si gbe nye nyawo sese,
wole [f]zɔzɔm le woƒe dzimesesẽ
nu, wodze mawu tutɔwo yome,
eye wosubɔ wo heḍe ta agu na
wo la, anɔ abe alidziblanu sia, si
ŋu wɔnaa ḍeke megale o la ene.
11 Yehowa be: Alesi alidziblanu

[a] Mo.V. 28, 38; Hos. 8, 7.
[b] Hi. 21, 7; Ps. 73, 3.
[d] 4, 2; Mo.V. 6, 13.
[e] 9, 9.
[f] 11, 8.

nɔa ali na ŋutsui la, nenema me-
miã Israel ƒe aƒe blibo la kple *a Ps. 55, 20.*
Yuda ƒe aƒe blibo la ɖe ɖokuinye
ŋui, ne wòanye dukɔ, ŋkɔ, kafu-
kafu kple atsyɔ̃ nam, ke womeɖo
to o.
12 Eye nagblɔ nya sia na wo
bena: Ale Yehowa, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Woaku wein ɖe
goewo katã me banaa. Ke ne wo- *b kp. 22.*
do ŋu na wò be: Ðe míenyae be,
wokua wein ɖe goe sia goe me
banaa o hã la, 13 ekema nagblɔ
na wo bena, ale Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, matsɔ [d]ahamumu ayɔ *d 25, 15-18; Yes. 51, 17.*
anyigba sia dzinɔlawo katã kple
fia, siwo le Dawid ƒe zi dzi, nu-
nɔlawo kple nyagblɔɖilawo kpa-
kple Yerusalemtɔwo katã fũ. 14
Yehowa be: Maxlã wo ɖe wo nɔe-
wo, fofowo kple viwo siaa; nye-
mave wo nu o, nyemakpɔ wo ta
o, eye nyemakpɔ nublanui agbe
wo tsɔtsrɔ̃ o.

Woakplɔ dukɔ la adzoe.

15 Misee, eye miƒu to anyi; mi-
ganɔ dadam o, elabena Yehowa
le nu ƒom. 16 Mide bubu Yeho-
wa, mia Mawu la ŋu, hafi ne blu-
kɔ nava do, hafi miaƒe afɔ nava
kli blukɔ ƒe towo, eye mianɔ
mɔ kpɔm na kekeli, gake wòana
wòazu tsizi, eye wòana viviti na- *e Yoel 1, 11.*
do. 17 Ke ne miegbe toɖoɖo la,
ekema nye luʋɔ afa avi le adza
me le dàda la ŋuti, eye nye [f]ŋku- *f 8, 23.*
wo afa aɖatsi yoyoyo, le esi wo-
kplɔ Yehowa ƒe lãhawo dzoe ta.
18 Gblɔ na fia kple fia srɔ̃ bena:
Mibɔbɔ nɔ anyi me, elabena miaƒe
[g]atsyɔ̃fiakuku ge le mia ta! 19 *g Kony. 5, 16.*
Wotu dziehe-duwo ƒe agbowo, eye
amea ɖeke meʋu wo o; woɖe
aboyo Yuda katã, woɖe aboyo wo *h Dan. 9, 4–14.*
petepete. 20 Fɔ kɔ dzi nakpɔ
amesiwo tso anyiehe gbɔna la ɖa!
Afika wò lãha, siwo wotsɔ na wò,
wò alẽha nyoawo le? 21 Aleke
nagblɔ, nenye be etsɔ xɔ̃wò, siwo
ƒe nu mã wò la, ɖo tatɔwo ɖe
nuwò? Ðe mãlé ku abe nyɔnu,
si le vi dzim la ene oa? 22 Ne
ègblɔ le wò dzi me be: Nukata *i 15, 16; Yes. 43, 7.*
nusia dzɔ ɖe ye dzi hã la, le wò
vodada gbogboawo tae woklo
[k]taɖedzi le ŋuwò, eye woɖe fu- *k Yes. 47, 2. 3; Xez. 16, 37.*
ƒlu wò afɔkpodzi ɖo. 23 Ne ame yi-
bɔ ate ŋu atrɔ eƒe ŋutigbalẽ, eye
lãkle atrɔ eƒe agbalẽ ŋɔtaŋɔta la,
ekema mi, amesiwo nu vɔ̃ɖi wɔwɔ
mã la hã, [a]miate ŋu awɔ nu nyui.
24 Eyata makaka wo abe gbe
ƒuƒu le tagbaya nu ene. 25 Ye-
howa be: Esia nye wò dzidzenu
kple tɔwò gome, si medzidze na
wò, elabena èŋlɔm be, eye nèɖo
dzi ɖe alakpadada ŋu. 26 Eyata
nye hã meklo taɖedzi le ŋgɔgbe
na wò, ne woakpɔ wò ŋukpeƒe.[b]
27 Mekpɔ wò ahasiwɔwɔ, wò gbe-
tete, wò amatrewɔwɔ vivivo kple
wò ŋunyɔnuwɔwɔwo le togbɛwo
dzi le gbegbe. Yerusalem, baba
na wò! Xekayi gɔ̃ hafi ŋuwò
nakɔ?

Gbeƒãɖeɖe kuɖiɖi kple dɔwuame.

14. Esia nye Yehowa ƒe gbe, si
va na Yeremya le kuɖiɖi ta:
2 Yuda le nu xam, nu te eƒe agbo-
wo ŋu, eye wole ahovɔ me bɔbɔ
nɔ anyigba; Yerusalem ƒe aƒado-
do de dzi. 3 Bubumewo dɔa wo
teviwo ɖona ɖe tsiɖuƒe, wovaa
vudowo gbɔ, ke womekpɔa tsia
ɖeke o, eye wotrɔna gbɔna ƒuƒlu
kple woƒe zeawo; ŋukpe léa wo,
eye woƒe mo tsia dã, eye wotsyɔa
nu ta. 4 Ŋukpe léa agbledelawo,
eye wotsyɔa nu ta, elabena agblea-
wo gblẽ, le esi tsi megadza ɖe
anyigba dzi o ta.[e] 5 Zinɔ le gbe
me ke hã dzia vi gblẽna ɖi, ela-
bena gbe mumua ɖeke megali o.
6 Gbetedziwo tsia tre ɖe to ƒe-
ƒlewo ta me nɔa ya nom abe ame-
gãxiwo ene; nu tea woƒe ŋkuwo
ŋu, elabena gbea ɖeke megali o.
7 Yehowa, ne míaƒe vodadawo
le ɖase ɖim le mía ŋu la, ekema
wɔ nu le wò ŋkɔ la ta; elabena
míaƒe tosesẽwo dɔ sɔ gbɔ, ŋuwòe
míewɔ nuvɔ̃ ɖo.[h] 8 Wò Israel ƒe
mɔkpɔkpɔ, wò eƒe xɔnametɔ le
hiãyi, nukaŋuti nèbe, yeanɔ anyi-
gba la dzi abe amedzro ene, eye
abe mɔzɔla, si tu eƒe agbadɔ, be
wòatsi adɔ la ene? 9 Nukaŋuti
nèbe, yeanɔ abe ŋutsu, si ƒo dzi
ɖe le kple kalẽtɔ, si mate ŋu axɔ
na ame o la ene? Yehowa, èle
mía dome, eye woyɔa [i]wò ŋkɔ
ɖe mía ŋu, màgagblẽ mí ɖi o!
10 Ale Yehowa gblɔ na dukɔ
sia enye si: Tsa glãla tsatsa nyo
wo ŋu, eye womexe mɔ na woƒe
afɔwo o, eyata woƒe nu menyo
Yehowa ŋu o ɖo; azɔ aɖo ŋu woƒe

vodadawo, eye wòahe to le woƒe
nuvɔ̃wo ta. 11 Eye Yehowa gblɔ
nam bena: [a]Megaɖe kuku ɖe du-
kɔ sia ƒe nyui ta o. 12 Ne wo-
tsi nu dɔ la, nyemase wòƒe ko-
nyifafa o, eye ne wosa numevɔ
kple nuɖuvɔ la, madze ŋunye o;
boŋ matsɔ yi, dɔwuame kple dɔvɔ̃
atsrɔ̃ woe.[b] 13 Tete megblɔ bena:
Oo, Aƒetɔ Yehowa, kpɔ ɖa, nya-
gblɔɖilawo le gbɔgblɔm na wo
be: Miele yi alo dɔwuame kpɔ
ge o, ke boŋ ŋutifafa mavɔ mana
mi le afisia. 14 Eye Yehowa gblɔ
nam bena: Alakpanya gblɔm [e]nya-
gblɔɖilawo le ɖi le nye ŋkɔ me,
nyemedɔ wo o, nyemeɖe se na
wo o, eye nyemeƒo nu kpli wo o;
alakpaŋutega, afakaka, trɔ̃subɔ-
subɔ kple woƒe dziwo ƒe amebe-
ble gblɔm wole na mi. 15 Eyata
ale Yehowa gblɔ ɖe nyagblɔɖila,
siwo nyemedɔ o, hafi wole nya
gblɔm ɖi le [h]nye ŋkɔ me be: Yi
kple dɔwuame manɔ anyigba sia
dzi o la ŋu enye si: Yi kple dɔ-
wuame awu nyagblɔɖila mawo.
16 Eye dɔwuame kple yi atsɔ
amesiwo wole nya gblɔm ɖi na
la aƒu Yerusalem-kpɔdomeewo,
eye [k]womaɖi wo o, woawo kple
wo srɔ̃wo, woƒe ŋutsuviwo kple
nyɔnuviwo siaa, eye matrɔ woƒe nu
vɔ̃ɖi wɔwɔ akɔ ɖe wo dzi. 17 Eye
wò la gblɔ nya sia na wo bena:
Nye [l]ŋku le aɖatsi fam zã kple
keli, eye madzudzɔ o, elabena wo-
gbã nye dukɔ ƒe nyɔnuvi, ɖetu-
gbi, wòte eŋu, eye wòxɔ abi vevie!
18 Ne meyi gbe me la, amesiwo
tsi yi nu li, eye ne meva du me
la, kpɔ ɖa, amesiwo dɔ te wo ŋu
li; elabena nyagblɔɖilawo kple
nunɔlawo siaa yina ɖe anyigba, si
womenya o la dzi.
19 Ɖe nègbe Yuda godooa, eye
ɖe Zion ƒe nu ti kɔ na wò luʋɔa?
Nukaŋuti nèƒo mí, ale be haya-
haya megale mía ŋu o? Míele
[p]mɔ kpɔm na ŋutifafa, ke nu nyuia
ɖeke meva o, míele mɔ kpɔm na
hayahayaɣi, ke ŋɔdzi li! 20 Ye-
howa, míedze si mía ƒe nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔwo kple mía fofowo ƒe voda-
dawo be, míewɔ nuvɔ̃ ɖe ŋuwò.[s]
21 Megagbe mí o, le wò ŋkɔ la ta,
megaɖi gbɔ wò ŋutikɔkɔe ƒe fia-
zikpui la o; ɖo ŋui, eye megatu
wò nu, si nèbla kpli mí la o. 22 Ɖe

a 7, 16; 11, 14.
b Yes. 58, 3; 6, 20.
d Ps. 99, 6; Xez. 14, 14.
e 23, 21; 27, 14. 15; 29, 8. 9.
f 43, 11; Zax. 11, 9.
g Xez. 14, 21.
h Mo. V. 18, 20.
i Fia. II. 21, 11 v. 16; 23, 26.
k 8, 2.
l 8, 23.
n Mat. 3, 12.
o Am. 8, 9.
p 8, 15.
r 20, 14.
s kp. 7.

tsinala le dukɔwo ƒe trɔ̃wo domea,
eye ɖe dziƒo ate ŋu ana tsi na-
dza? Ɖe menye wò Yehowa ye
nye mía Mawu oa? Asiwò nu kpɔm
míele, elabena wòe wɔ nusiawo
katã!

Woagblẽ dukɔ la; gake ame mlɔeawo akpɔ ɖeɖe.

15. Tete Yehowa gblɔ nam be-
na: Ne [d]Mose kple Samuel
wotsi tre ɖe ŋkunye me hã la,
nye dzi matrɔ ɖe dukɔ sia ŋu o.
Nyã wo ɖa le ŋkunye me, ne
woadzo. 2 Eye ne wogblɔ na wò
be, afika yi ge yewoala hã la,
ekema ɖo ŋu na wo be: Ale Ye-
howa gblɔ esi: Amesi woɖo ɖi na
[f]ku la, neyi ku gbɔ, amesi woɖo
ɖi na yi la, neyi yi gbɔ, amesi
woɖo ɖi na dɔwuame la, neyi dɔ-
wuame gbɔ, eye amesi woɖo ɖi
na aboyo la, neyi aboyo me. 3 Ale
Yehowa gblɔ esi: Maɖo nu [g]ene
ƒomevi ɖe wo ŋu: Yi, ne wòawu
wo, avũwo, ne woahe wo dranyi-
dranyi, dziƒoxewo kple gbeme-
lãwo, ne woaɖu wo, eye woatsrɔ̃
wo. 4 Eye mana woanye bibi na
anyigba dzi fiaɖuƒewo katã le
Yuda-fia Xizkiya vi [i]Manase ta,
le nusi wòwɔ le Yerusalem la
ŋuti. 5 Elabena Yerusalem, ameka
akpɔ nublanui na wò, ameka aɖo
baba na wò, eye ameka ava gbɔ-
wò abia wò lãme ta ase? 6 Ye-
howa be: Egbem, eye nèɖe me-
gbe, eyata maɖo nye asi ɖa ɖe
ŋuwò, eye matsrɔ̃ wò, nublanui-
kpɔkpɔ tim. 7 Eyata matsɔ [n]lu-
gbɔnu agbɔ wò le anyigba la ƒe
agbowo nu, maɖe vi le nye dukɔ,
si gbe tɔtrɔ tso eƒe mɔwo dzi la
ŋu, eye matsrɔ̃e. 8 Woƒe ahosiwo
asɔ gbɔ wu ƒutake; makplɔ nu-
gblẽla aƒu ɖekakpuiwo dada le
ŋdɔkutsu dzatsɛ, mana vɔvɔ̃ kple
ŋɔdzi nava wo dzi kpoyi. 9 Nu
te vi adre nɔ ŋu, eye eƒe luʋɔ dzo
le eme; eƒe [o]ɣe ɖo to le keli me,
ŋukpe lée, eye eƒe mo tsi dã;
matsɔ eƒe ame susɔeawo ade asi
na yi le eƒe futɔwo nu, Yehowa
ye gblɔe.
10 [r]Ɖanye, baba nam be, nèdzi
nye, amesi ŋu xexeame blibo la
le avu kple dzre wɔm ɖo! Nye-
medo nugbana o, eye amea ɖeke
medo agbana nam o tso, hafi wo
katã wole ɖiŋu dom nam. 11 Ye-

howa be: Vavã, mali ke wò hena
nyuie, vavã, mana ketɔ la nafo
koko na wò le dzɔgbevɔ̃eɣi kple
hiãɣi. 12 Ɖe gayibɔ aŋe gayibɔ
kple akɔbli, siwo tso anyiehea?
13 Matsɔ wò kesinɔnuwo kple wò
nu xɔasiwo ana woaha, eye wo-
maxe fe ɖe wo ta o, le wò nuvɔ̃,
siwo katã nèwɔ le wò anyigba-
wo katã dzi la ta, 14 eye mana
nasubɔ wò futɔwo le anyigba, si
mènya o la dzi. Elabena dzo le
bibim le nye dɔmedzoe me, mia-
wo ŋue wòle bibim ɖo.

Akɔfafa na Yeremya.

15 Yehowa, ènyae, ɖo ŋku dzi-
nye, eye naɖe ŋku ɖe ŋunye,
netsɔ nabia hlɔ̃ yonyemetilawo
nam; megawɔ nu ɖe wò dzigbɔgbɔ
blewu la nu o; tso nam, eye na-
nyae be, tawòe ŋukpe le dzinye
ɖo. 16 Esi wò nyawo ɖo gbɔnye
la, [a]memi wo, eye wò nyawo nye [a] Xez. 3, 1–3.
vivisese kple dzidzɔ na nye dzi,
elabena wò ŋkɔe woyɔ ɖe ŋunye,
Yehowa, Mawu Zebaot. 17 Nye-
mebɔbɔ nɔ nukolawo dome le dzi- [b] 7, 34.
dzɔ kpɔm o, ke boŋ nye ɖeka me-
bɔbɔ nɔ aga le wò alɔ ta, elabena
ètsɔ dziku yɔ menye fũ. 18 Nu-
kaŋuti nye vevesesewo anɔ anyi
ɖaa, eye nye [d]abiwo anye abi vɔ̃e [d] 30, 12.
agbe kuku? Ezu nam abe tɔɔu,
si blea ame, kple tsi, si metɔna
ɖi o la ene.
19 Eyata ale Yehowa gblɔ esi:
Ne ètrɔ ɖe ŋunye la, matrɔ ɖe
ŋuwò, eye àtsi tre ɖe ŋkunye me.
Eye ne èɖe nu nyuiwo ɖe go,
menye gbegblẽawo o la, ekema
ànye nye nù; woawo atrɔ ɖe ŋu-
wò, ke wòa màtrɔ ɖe wo ŋu o.
20 Yehowa be: [e]Matsɔ wò awɔ [e] 1, 18.
akɔbligli sesẽ na dukɔ sia, eye
ne wowɔ aʋa kpli wò la, woma-
kpe dziwò o, elabena meli kpli
wò, ne maxɔ na wò, eye maɖe
wò; 21 maɖe wò le ame vɔ̃ɖiwo [f] 7, 24–26.
si me, eye maxɔ wò le ŋutasẽla-
wo ƒe ƒego me.

Yudatɔwo gbegblẽ kple wo nyanyã ɖa le woƒe legbasubɔsubɔ ta.

16. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Megaɖe srɔ̃ o, ne
màgadzi ŋutsuviwo kple nyɔnu-
viwo ɖe teƒe sia o. 3 Elabena ale
Yehowa gblɔ ɖe ŋutsuvi kple nyɔ-
nuvi, siwo wodzi ɖe teƒe sia, kple [g] 23, 7. 8.
wo dada, siwo dzi wo, kpakple
wo fofo, siwo dzi wo le anyigba
sia dzi la ŋu enye si: 4 Dɔvɔ̃
awu wo, womafa na wo o, womaɖi
wo o, eye woanye gbeɖuɖɔ ɖe
anyigba dzi; yi kple dɔwuame
atsrɔ̃ wo, eye woƒe kukuawo anye
nuɖuɖu na dziƒoxewo kple gbe-
melãwo. 5 Elabena ale Yehowa
gblɔ esi: Megayi ahoxɔ me o, me-
gayi kuteƒe o, eye megado baba
na wo o; elabena meɖe nye ŋu-
tifafa, amenuveve kple nublanui-
kpɔkpɔ ɖa le dukɔ sia ŋu, Yeho-
wa ye gblɔe. 6 Tsitsiawo kple
ɖeviawo aku le anyigba sia dzi,
womaɖi wo o, eye womafa na wo
o, womasi blinui o, eye womalũ
ta kokoe le wo ta o. 7 Womaɖu
yɔƒenu ahatsɔafa akɔ na ame ɖo-
kui le ame kuku ta o, eye wo-
mano yɔƒeha le ame fofo kple
ame dada ta o. 8 Megayi aglo-
tuƒe, ne nabɔbɔ nɔ anyi aɖu nu,
ano nu kpli wo o. 9 Elabena ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Kpɔ ɖa, [b]matsi aseye-
tsotso ƒe ɖiɖi, dzidzɔkpɔkpɔ ƒe
ɖiɖi, ŋugbetɔsrɔ̃ ƒe gbe kple ŋu-
gbetɔ ƒe gbe nu le teƒe sia le mia
ŋku me le mia ŋɔli.
10 Eye ne èto nya siawo katã
na dukɔ sia, eye wogblɔ na wò
be: Nukaŋuti Yehowa ɖo dzɔgbe-
vɔ̃e gã siawo katã ɖe mia ŋu, vo
ka míeɖa, eye nuvɔ̃ ka míewɔ ɖe
Yehowa, mia Mawu la ŋu hã la,
11 ekema naɖo ŋu na wo bena:
Ale Yehowa gblɔ esi: Elabena
mia fofowo gblẽm ɖi, eye wodze
mawu tutɔwo yome, wosubɔ wo,
eye woɖe ta agu na wo, ke wo-
gblẽ nye ya ɖi, eye womelé nye
seawo me ɖe asi o. 12 Ke mia-
wo miewɔ nu gbegblẽ wu mia
fofowo, mia dome amesiame dze
eƒe dzimesesẽ vɔ̃ɖi yome, eye
miegbe toɖoɖom.[f] 13 Eyata ma-
tsɔ mi aƒu gbe tso anyigba sia
dzi ɖe anyigba, si mia kple mia
fofowo mienya o la dzi, gama mia-
subɔ mawu tutɔwo le zã kple keli,
elabena nyemele mia nu ve ge o.

Woagakplɔ Israel tso Babel.

14 Yehowa be: Eyata, kpɔ ɖa,
ŋkekewo li gbɔna, esi womaga-
gblɔ azɔ be, yewotá Yehowa, amesi
kplɔ Israel-viwo tso Egipte-nyi-
gba dzi la ƒe agbe o;[g] 15 ke boŋ

yewotá Yehowa, amesi kplɔ Israel-
viwo tso anyiehe-nyigba kple anyi-
gba, siwo katã dzi wònyã wo ɖo
ɖo dzi la ƒe agbe. Magakplɔ wo
agbɔ va woƒe anyigba, si metsɔ
na wo fofowo la dzi. 16 Yehowa
be: Kpɔ ɖa, madɔ ɖɔkplɔla geɖe-
wo ɖa, ne woaɖe wo; emegbe
madɔ adela geɖewo ɖa, ne woayɔ
wo ɖe nu tso towo katã kple to-
gbɛwo katã dzi kpakple agatowo
me. 17 Elabena nye ŋku le woƒe
mɔwo katã ŋu, womeɣla ɖem o,
eye woƒe vodadawo mebe ɖe nye
ŋkuwo o. 18 Gbagbiãgba la maxe
woƒe vodadawo kple woƒe nuvɔ̃-
wo ŋu ƒe na wo zigbɔ zi eve, ela-
ɓena wotsɔ woƒe nu makɔmakɔwo
ƒe kukuwo gblẽ kɔ ɖo na nye
anyigba, eye wotsɔ woƒe ŋunyɔ-
nuwo yɔ nye domenyinu la dzi fũ.
19 Yehowa, wòe nye míaƒe ŋusẽ,
míaƒe mɔ̃ sesẽ kple míaƒe sitsoƒe
le hiãɣi! Dukɔwo atso anyigba ƒe
mlɔeanuwo ava gbɔwò agblɔ be-
na: Alakpa ɖeɖe sɔŋ mía fofowo
tsɔ nyi domee, toflokowo wonye,
eye womele ɖeke me o. 20 Ɖe
amegbetɔ awɔ mawuwo na eɖo-
kui, siwo menye Mawu wonye oa?
21 Eyata mana woadze si nye alɔ
kple nye ŋusẽ, mana woadze sii,
eye woanyae be, ŋkɔnyee nye
Yehowa.

**Trɔ̃subɔsubɔ, dziɖoɖo ɖe amegbetɔ ŋu kple amebeble ƒe tohehe.**

**17.** Wotsɔ ganuŋlɔnu kple lota-
mekpe tsutsuẽ ŋlɔ Yuda ƒe
nuvɔ̃wo ɖe woƒe dzi ƒe nuŋlɔkpe
dzi kple woƒe vɔsamlekpuiwo ƒe
dzowo ŋu. 2 Woƒe vɔsamlekpui-
wo kple woƒe Aserawo, siwo le
ati damawo te kple togbɛ kɔkɔ-
wo ta me la, le ŋku dzi na wo abe
wo viwo ene. 3 Matsɔ nye to le
agble me, wò kesinɔnuwo kple
wò nu xɔasiwo katã kpakple wò
nuxeƒewo ana woaha, le nuvɔ̃, siwo
nèwɔ le wò anyigbawo katã dzi
la ŋuti. 4 Eye áɖe asi le wò do-
menyinu, si metsɔ na wò la ŋu,
eye mana nasubɔ wò futɔwo le
anyigba, si mènya o la dzi, ela-
bena [l]miede dzo nye dɔmedzoe
la me, eye wòabi tegbee.
5 Ale Yehowa gblɔ esi: Aɖi ŋu-
tsu, si ƒe dzi te ɖa le Yehowa ŋu,
eye wòle dzi dom ɖe amegbetɔ
ŋu hetsɔ ŋutilã wɔ eƒe alɔe la
ŋuti kpekpekpe![a] 6 Anɔ [b]abe fe-
kplɔ le gbegbe ene, eye ne dzɔ-
gbenyuie va la, makpɔe o, anɔ
kuɖiɖinyigba dzi kple dzeƒee le
tagba, afisi menye ame nɔƒe o.
7 Woayra ŋutsu, si ɖoa dzi ɖe
Yehowa ŋu, ame ƒe nu ɖoŋuɖeŋua
enye Yehowa![d] 8 Eyama le abe
ati, si wodo ɖe tɔ to, eye wòɖe
ke ɖe tɔʋu ŋu la ene; ne ŋdɔ le
vevem la, mevɔ̃na o, eye eƒe aŋ-
gbawo dea ama; ne ku ɖi hã,
metsia dzimaɖi o, eye wònɔa tse-
tse dzi ɖaa.[e]
9 Ame ƒe dzi la, alakpatɔ wònye
wu nuwo katã, nu gbegblẽ wònye,
ameka abadze sii ma? 10 Nye
[f]Yehowa ye dzroa dziwo me, eye
medoa ayikuwo me kpɔna; [g]maɖo
eteƒe na amesiame ɖe eƒe zɔzɔ
kple eƒe nuwɔnawo ƒe kutsetse
nu. 11 Amesi ƒo kesinɔnu nu ƒu,
ke menye to dzɔdzɔenyenye mɔ
dzi o la, ele abe tegli, si ƒo vi,
gake menye eya ŋutɔe ɖa azi la
o la ene; agbleẽ ɖi le eƒe agbe-
nɔnɔ titina, eye le nuwuwu me
la azu bometsila.[h]
12 Ŋutikɔkɔe ƒe fiazikpui, si ɖo
kpo tso gɔmedzedzea me ke la,
enye míaƒe kɔkɔeƒe la nɔƒe. 13 Wò
Yehowa, Israel ƒe mɔkpɔkpɔ, ame-
siwo katã gblẽ wò ɖi la ŋu akpe
wo! Woaŋlɔ amesiwo ɖe megbe
le ŋuwò la ƒe ŋkɔ ɖe kewɔ me;
elabena [i]wogblẽ Yehowa, tsi gba-
gbe vudo la ɖi!
14 Yehowa, yɔ dɔm, ne mahaya,
xɔ nam, ne woaɖem, elabena wòe
nye nye kafukafu. 15 Kpɔ ɖa,
ame kemeawo le gbɔgblɔm nam
be: Afika Yehowa ƒe nya tsi?
Neva dzro![k] 16 Nyemegbe be, ma-
ganye lãkplɔvi le yowòme o, eye
ŋkeke vɔ̃e la medzrom o, wò ŋutɔ
ènyae; nya, si do tso nye nuyi
me la, nɔ nyanya na wò. 17 Me-
ganye ŋɔdzi nam o dzro, wò, nye
sitsoƒe le dzɔgbevɔ̃eɣi. 18 Ŋu ne-
kpe yonyemetilawo, ke nye la, ŋu
megakpem o, dzi neɖe le wo ƒo,
ke dzi megaɖe le nye ya ƒo o.
He dzɔgbevɔ̃eɣi va wo dzi, eye
nagbã wo gudugudu agagbã wo
ɖe dzi!

**Miwo Sabat kɔkɔe.**

19 Ale Yehowa gblɔ nam enye
si: Yi naɖatsi tre ɖe mia deviwo

[a] Ps. 118, 8; 146, 3.
[b] 48, 6.
[d] Ps. 146, 5.
[e] Ps. 1, 3.
[f] Ps. 7, 10.
[g] Ro. 2, 6.
[h] Ps. 39, 7.
[i] 2, 13.
[k] Yes. 5, 19.
[l] 15, 14.

ƒe agbo kple Yerusalem ƒe agbo-
wo katã, esiwo me Yuda-fiawo
tona vaa me, eye wogadona la
nu; 20 eye nagblɔ na wo bena:
Mi Yuda-fiawo kple Yuda blibo la
kpakple mi Yerusalemtɔwo katã,
mi amesiwo gena ɖe agbo siawo
me la, mise Yehowa ƒe nya! 21 Ale
Yehowa gblɔ esi: Mikpɔ miaƒe
agbe dzi, eye migatsɔ agba le
dzudzɔgbe la dzi, ne miatsɔ ato
Yerusalem-gbowo nu ava mee o.
22 Migatsɔ agba tso miaƒe aƒewo
me do goe le dzudzɔgbe la dzi o,
migawɔ dɔa ɖeke ƒomevi o, eye
mikɔ dzudzɔgbe la ŋu, *abe alesi
medese na mia fofowo ene. 23 Ke
wogbe toɖoɖo, eye womeƒu to anyi
o, ke boŋ wolia ʋume, womeɖo
to o, eye wodo toku toŋehe.[f]
24 Yehowa be: Nenye be, mieɖo
tom, mietsɔ agba ge ɖe du sia ƒe
agbowo me le dzudzɔgbe la dzi
o, eye miekɔ dzudzɔgbe la ŋu,
miewɔ dɔa ɖeke le edzi o la,
25 ekema fiawo kple amegãwo,
amesiwo ɑbɔbɔ nɔ Dawid ƒe fia-
zikpui dzi la, aɖo tasiaɖamwo, eye
woado sɔwo age ɖe du sia ƒe
agbowo me, woawo kple woƒe
amegãwo, Yuda-ŋutsuwo kple Ye-
rusalemtɔwo siaa, eye woanɔ du
sia me tegbee. 26 Eye amewo ɑtso
Yuda-duwo kple Yerusalem-nuto-
wo me, tso Benyamin-nyigba dzi,
tso balimewo kple towo dzi kpa-
kple tso dziehe, eye woahe nume-
vɔsa, akpedavɔsa, nuɖuvɔsa kple
dzudzɔʋeʋẽedonu vɛ, eye woa-
tsɔ kafukafuvɔsa ava Yehowa ƒe
me. 27 Ke ne miegbe toɖoɖom,
miekɔ dzudzɔgbe la ŋu o, eye
mietsɔ agba ge ɖe Yerusalem ƒe
agbowo me le dzudzɔgbe dzi la,
ekema mado dzo ɖe eƒe agbowo
nu, be wòafiã Yerusalem ƒe fia-
sãwo, eye matsi o.

[a] Yes. 45, 9; Ro. 9, 21.
[b] 1, 10.
[d] 26, 3. 19; Yo. 3, 10.
[e] Yes. 56, 2; 58, 13.
[f] 11, 8.
[g] 25, 5; 7, 3.
[h] 6, 16.
[i] 3, 17.
[k] 2, 27.

**Dzimetɔtrɔ nyo, ke dzimematrɔmatrɔ gblẽa ame.**

**18.** Yehowa ƒe gbe, si va na Ye-
remya, enye si: 2 Tso, nayi
zemela ƒe me, afima mana nase
nye nyawo le. 3 Tete meyi ze-
mela ƒe me, eye kpɔ ɖa, ele dɔ-
wɔm le zemenu dzi. 4 Eye ne ze,
si mem wòle la gblẽ, abe alesi
tsu dia wɔwɔ le zemela si me
godoo ene la, ekema zemela la
tsɔnɛ wɔa ze bubui, alesi dze eŋu
wòbe, yeawɔ. 5 Tete Yehowa ƒe
gbe va gbɔnye bena: 6 Ale Yeho-
wa gblɔ esi: Israel ƒe aƒe, ɖe nye-
mate ŋu awɔ mi, abe alesi zemela
sia wɔna ene oa? Israel ƒe aƒe,
kpɔ ɖa, alesi tsu le zemela si mee
la, nenema miele asinye mee![a]
7 Fifia meƒo nu kple dukɔ kple
fiaɖuƒea ɖe, be mahoe ɖa, magbãe,
eye matsrɔ̃e;[b] 8 ke ne dukɔ ma
trɔ tso eƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ, si ŋu
meƒo nu le me la, ekema vɔ̃, si
meɖo be, mawɔe la, avem.[d] 9 Ye-
bubuɣi la meƒo nu le dukɔ kple
fiaɖuƒea ɖe ŋu be, matsoe, eye
made eƒe agunu to; 10 ke ne ewɔ
nusi nye vɔ̃ le ŋkunye me, eye
meɖo to nye gbe o la, ekema
nyuie, si megblɔ be, mawɔ nɛ la,
avem.
11 Azɔ gblɔ na Yuda-ŋutsuwo
kple Yerusalemtɔwo bena: Ale
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, meɖo
dzɔgbevɔ̃e ɖe mia ŋu, eye meɖo
ta me ɖe mia ŋu. Mia dome ame-
siame [g]netrɔ tso eƒe mɔ vɔ̃wo dzi,
eye midɔ miaƒe zɔzɔme kple miaƒe
nuwɔnawo ɖo. 12 Ke wogblɔ be-
na: [h]Dzodzroe! Elabena míazɔ ɖe
míaƒe susuwo nu, eye mía dome
amesiame awɔ nu ɖe eƒe [i]dzime-
sesẽ vɔ̃ɖi nu. 13 Mibia se le du-
kɔwo dome be, ameka se esia
tɔgbe kpɔ hã? Nu gbegblẽ ŋutɔ-
ŋutɔ Israel-ɖetugbi wɔ. 14 Ɖe
Libanon ƒe sno dzona ɖa le to-
wo ƒe agakpewo dzia, eye ɖe tɔ
gã faƒɛ, siwo le sisim la miena?
15 Elabena nye dukɔ la ŋlɔm be,
eye wòdoa dzudzɔ na nu dzo-
dzroawo, siwo kplɔa wo ɖa tsoa
woƒe mɔ, si nye toƒe mavɔ la dzi,
ne woazɔ mɔ kple toƒe xexewo;
16 ne woana woƒe anyigba nazu
gbegbe kple alɔmeɖenu tegbee,
ne amea ɖe to eŋu yina la, eƒe
nu aku, eye wòaʋuʋu ta. 17 Ma-
kaka wo ahlẽ le woƒe futɔwo nu
abe ɣedzeƒeya ene, matrɔ [k]ʋume
aɖe wo le woƒe tsɔtsrɔ̃gbe, eye
menye ŋku me o.

**Yeremya ƒe konyifafa kple gbedodoɖa.**

18 Tete wogblɔ bena: Mína
míaɖo nugbe ɖe Yeremya ŋu;
elabena nufiame mabu ɖe nunɔ-
lawo o, adaŋudede mabu ɖe nu-
nyalawo loo, alo nya nabu ɖe nya-
gblɔɖilawo o. Eyata mina míatsɔ

aɖe aƒo Yeremya, eye míagalé to
ɖe eƒe nyawo katã ŋu o. 19 Ye-
howa, lé to ɖe ŋunye, eye nase
nye ketɔwo ƒe gbe. 20 Ðe wo-
tsɔa vɔ̃ ɖoa nyuie teƒe, hafi [a]woa-
wo ɖe ʋe na nye luʋɔa? Ðo ŋu,
alesi metsi tre ɖe ŋkuwò me, be
magblɔ nya nyui ɖe wo ŋu, ne
wò dziku nu nafa ɖe wo ŋu.
21 Eyata tsɔ woƒe ŋutsuviwo de
asi na dɔwuame, eye naxlã wo
ɖe yi nu, na woaɖe vi le wo srɔ̃-
wo ŋu, eye woazu ahosi, ku ne-
tsrɔ̃ woƒe ŋutsuwo ɖa, eye yi ne-
wu woƒe ɖekakpuiwo le aʋa me.
22 Woase ɣlikpɛ le woƒe aƒewo
me, ne èkplɔ adzohawo va ƒo ɖe
wo dzi kpoyi; elabena woɖe ʋe,
be yewoatsɔ aɖem, eye woɖo mɔ̃
na nye afɔwo. 32 Ke wò, Yeho-
wa, ènya woƒe tame, siwo katã
woɖo ɖe ŋunye hena nye ku;
[g]megatsyɔ nu woƒe vodadawo dzi
o, eye megatsi woƒe nuvɔ̃ nu le
ŋkuwò me o; ke boŋ woadze
anyi le ŋkuwò me. Wɔ wo alea
le wò dɔmedzoedogbe!

Wogblɔ Yerusalem ƒe gbegblẽ ɖi to zea ɖe gbagbã me.

**19.** Ale Yehowa gblɔ esi: Yi na-
ɖaƒle ze le zemela si, eye
naɖe dukɔ la ƒe ame tsitsiwo kple
nunɔlawo ƒe ame tsitsiwo akpe ɖe
ɖokuiwò ŋu 2 nayi [k]Ben-Hinom-
bali me, si le zemegboa ŋgɔdze la
me, eye naɖe gbe ƒã nya, siwo
gblɔ ge mala na wò la le afima.
3 Eye nagblɔ na wo bena: Mi
Yuda-fiawo kple mi Yerusalem-
tɔwo, mise Yehowa ƒe nya! Ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mele [l]dzɔ-
gbevɔ̃e he ge ava teƒe sia dzi,
eye amesiwo katã see la ƒe tome
laɖi yeŋ; 4 elabena wogblẽm ɖi,
eye woɖo gu teƒe sia, woɖo dzu-
dzɔ na mawu tutɔ, siwo woawo
kple wo fofowo kpakple Yuda-
fiawo menya o la, le afima, eye
wotsɔ ame maɖifɔwo ƒe ʋu yɔ
teƒe sia taŋ; 5 woɖi nuxeƒewo na
Baal, ne woatɔ dzo wo [n]viwo abe
numevɔsa ene na Baal, nusi nye-
meɖo na wo o, nyemegblɔe na
wo, alo wòahayi nye ta me va ge
gɔ̃ hã o. 6 Eyata Yehowa be: Kpɔ
ɖa, ŋkekewo li gbɔna, esi woma-
gayɔ teƒe sia be Tofet kple Ben-

[a] Ps. 35, 7.
[b] 7, 33.
[d] 18, 18.
[e] Mo.V. 28, 53.
[f] Yes. 30, 14.
[g] Ps. 109, 14. 15.
[h] 7, 32.
[i] 32, 29; Zef. 1, 5.
[k] kp. 11; 7, 31.
[l] Sam. I. 3, 11; Fia. II. 21, 12.
[n] 7, 31. 32.

Hinom-bali me o, ke boŋ be ame-
wubalime. 7 Magblẽ Yuda kple
Yerusalem ƒe adaŋudede me le
teƒe sia, eye mana woatsi woƒe
futɔwo ƒe yi nu kple amesiwo le
woƒe ku dim la si me, eye matsɔ
woƒe [b]kukuawo ana dziƒoxewo
kple gbemelãwo woaɖu. 8 Mana du
sia nazu gbegbe kple alɔmeɖenu;
[d]amesiame, si to eŋu yina la ƒe
nu aku le eƒe fuɖenamewo katã
ŋu, eye wòaɖe alɔme le eŋu.
9 Mana woaɖu [e]woƒe ŋutsuviwo
kple woƒe nyɔnuviwo ƒe lã, eye
amesiame naɖu ehavi ƒe lã le to-
ɖeɖe kple xaxa, siwo woƒe futɔwo
kple amesiwo le woƒe ku dim la,
kplɔ ƒu wo la me. 10 Eye nagbã
ze la le ŋutsu, siwo yi kpli wò la
ŋku me, 11 ahagblɔ na wo bena:
Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Alea
magbã dukɔ sia kple du siae, [f]abe
alesi wogbãa zemela ƒe ze, eye
womegatea ŋu trenɛ o la ene, eye
woaɖi ame ɖe [h]Tofet, le esi ame-
ɖiƒe le vevem ta. 12 Yehowa be:
Alea mawɔ teƒe sia kple edzinɔ-
lawoe, eye mawɔ du sia wòazu
Tofet. 13 Eye maɖo gu Yerusa-
lem-xɔwo kple Yuda-fiawo ƒe xɔ-
wo abe teƒe Tofet ene, xɔ, siwo
katã [i]ta me woɖo dzudzɔ le na
dziƒo ŋu nuwo katã, eye woƒo
tsi ɖe anyi na mawu tutɔwo le.
14 Eye Yeremya gbɔ tso Tofet,
afisi Yehowa ɖoe ɖo, be wòaɖa-
gblɔ nya ɖi le la, etsi tre ɖe Ye-
howa ƒe aƒe ƒe xɔxɔnu hegblɔ na
dukɔ blibo la bena: 15 Ale Ye-
howa Zebaot, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mahe dzɔgbe-
vɔ̃e, siwo katã megblɔ ɖe wo ŋu
la, ava du sia kple eƒe duwo katã
dzi; elabena wolia ʋume goŋgoŋ
hegbe nye nyawo sese.

Pasxur wɔ fu Yeremya; Yeremya ɖe gbe ƒã Babilonia boyomenɔnɔ.

**20.** Esi nunɔla Pasxur, Imer vi,
amesi nye dzikpɔlawo ƒe
amegã le Yehowa ƒe me la, se
Yeremya le nya siawo gblɔm ɖi
la, 2 Pasxur ƒo nyagblɔɖila Ye-
remya, eye wòbɔ pãe ɖe Benya-
min-gbo dzigbetɔ, si le Yehowa
ƒe aƒe ŋu la nu. 3 Eye esi ŋu ke
la, Pasxur na woɖe Yeremya
le pã me. Tete Yeremya gblɔ nɛ
bena: Yehowa megayɔ wò be Pas-

xur azɔ o, ke boŋ „ŋɔdzi li godoo“.
4 Elabena ale Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, matsɔ wò awɔ ŋɔdzi na
wò ŋutɔ kple xɔ̃wòwo katã, woa-
tsi woƒe futɔwo ƒe yi nu, eye àkpɔ
eteƒe. Matsɔ Yuda blibo la ade
asi na Babel-fia, aɖe aboyo wo
ayi Babel, eye wòawu wo kple
yi. 5 Eye matsɔ du sia ƒe nusiwo
katã wòtu ɖo, eƒe nukpɔkpɔwo
katã kple [b]nu veviwo katã kpa-
kple Yuda-fiawo ƒe kesinɔnuwo
katã ade asi na woƒe futɔwo, eye
woaha wo ahatsɔ wo ayi Babel.
6 Ke woaɖe aboyo wò Pasxur kple
aƒewò me tɔwo katã, eye mia kple
xɔ̃wò, siwo katã nèka aʋatso gblɔ
nya ɖi na la, miayi Babel aku
woaɖi ɖe afima.

Yeremya fa konyi bena, yezu nyagblɔɖila.

7 Yehowa, [e]èƒo nya ɖe nunye,
eye melɔ̃ nèƒoe ɖe nunye, èlém
sesẽ, eye nèkpe le dzinye; mezu
alɔmeɖenu ŋkeke blibo la, eye
wo katã wole koyem. 8 Elabena
ne mebe, maƒo nu ɣesiaɣi la, ele
be, manɔ ɣli dom, eye manɔ bo-
blo dom nu vɔ̃ɖi wɔwɔ kple ŋuta-
sesẽ; elabena Yehowa ƒe nya zu
dzu kple vlododo nam ŋkeke bli-
bo la.[f] 9 Eye ne mebe, maɖe ŋku
ɖa le edzi, eye magaƒo nu le eƒe
ŋkɔ me o la, enɔa nye dzi me
abe dzobibi nue wotu nu ɖo ɖe
nye ƒuwo me ene, etsɔtsɔ tia kɔ
nam, eye wògloam. 10 Mese ame
geɖewo ƒe ameŋulili kple ŋɔdzi
godoo be: „Miɖe egɔme ɖe go, ne
míaɖe egɔme ɖe go“! Amesiwo
katã nye xɔ̃nyewo la, le xa me
ɖe nye anyidzedze ŋu be: Ɖewo-
hĩ ana woblee, eye míaɖi ba ɖe
edzi ahabia míaƒe hlɔ̃e.[g] 11 Ke
Yehowa, nye kalẽtɔ sesẽ, [h]li kplim,
eyata yonyemetilawo adze anyi,
eye woƒe alɔ made dzi o, ŋu akpe
wo, elabena womedze aye o, ŋu-
kpe mavɔ, si womaŋlɔ be akpɔ o
la, wòanye. 12 Wò Yehowa Zebaot,
amesi doa ame dzɔdzɔe la kpɔna,
eye nèɖea ŋku ɖe ayiku kple dzi
la, na makpɔ wò hlɔ̃biabia ɖe wo
ŋu, elabena asiwò me metsɔ nye
nya ɖe.[k] 13 Midzi ha na Yehowa,
mikafu Yehowa, elabena eɖe hiãtɔ
ƒe agbe tso ame vɔ̃ɖiwo si me!
14 Aɖi ŋkeke, si dzi wodzim la
ŋu kpekpekpe; womaɣra gbesi-
gbe danye dzim o![l] 15 Aɖi ŋutsu,
si he dzidzɔnya vɛ na fofonye
be, wodzi ŋutsuvi nɛ, eye wòdo
dzidzɔ nɛ ŋutɔ la ŋu kpekpekpe!
16 Ŋutsu ma nenɔ [a]abe du, siwo
Yehowa trɔ bu anyi, eye mevee
o la ene! Nese aƒadodo le ŋdi
kple aʋaɣli le ŋdɔ! 17 Elabena
mewum ɖe dɔ me, ne danye na-
nye yɔdo nam, eye ƒu natsi eƒo
tegbee o! Nukata medo tso danye
ƒe dɔ me ɖo, ne manɔ fukpekpe
kple nuxaxa kpɔm, eye nye ŋke-
kewo nayi le ŋukpe me?

Yeremya ɖe gbe ƒã Yerusalem ƒe gbegblẽ, eye wòña mɔ, si dzi woakpɔ ɖeɖe atoe la.

21. Yehowa ƒe gbe, si va na Ye-
remya, enye si, esime fia Ze-
dekiya dɔ Pasxur, Malxiya vi,
kple nunɔla [d]Zefanya, Maaseya vi,
ɖo ɖe egbɔ, ne woagblɔ bena:
2 Bia gbe Yehowa na mí, elabena
Babel-fia Nebukadnezar le aʋa
wɔm kpli mí; ɖewohĩ Yehowa awɔ
na mí ɖe eƒe nukunuwo katã nu,
eye wòaho adzo tso mía ŋu. 3 Tete
Yeremya gblɔ na wo bena: Mi-
ɖagblɔ na Zedekiya be: 4 Ale Ye-
howa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, mana miaƒe aʋawɔnu,
siwo le mia si mietsɔ le aʋa wɔm
le glia godo kple Babel-fia kpa-
kple Kaldeatɔwo, amesiwo xaxa
mi ɖo la, natrɔ agbɔ, eye maƒo
wo nu ƒu ɖe du sia titina; 5 ma-
tsɔ alɔ, si le dzi, kple abɔ sesẽ
awɔ aʋa kpli mi le dɔmedzoe,
dziku kple nyanyrã gã me; 6 eye
mawu du sia me nɔlawo: amegbe-
tɔwo kple lãwo siaa, dɔvɔ̃ gãe awu
wo. 7 Yehowa be: Emegbe la
matsɔ Yuda-fia Zedekiya, eƒe dɔ-
lawo kple dukɔ la kpakple ame-
siwo susɔ ɖe du sia me tso dɔvɔ̃,
yi kple dɔwuame nu la, ade asi
na Babel-fia Nebukadnezar kple
woƒe futɔwo kpakple amesiwo le
woƒe ku dim, eye wòatsɔ yi ɖaɖɛ
awu wo, mave wo nu o, makpɔ
wo ta o, eye makpɔ nublanui na
wo o.
8 Eye gblɔ na dukɔ sia be:
Ale Yehowa gblɔ esi: [i]Kpɔ ɖa,
metsɔ agbemɔ kple kumɔ le mia
ŋku me ɖom: 9 Amesi tsi du sia
me la, aku ɖe yi, dɔwuame kple
dɔvɔ̃ si me; ke amesi do yi Kal-
deatɔ, siwo ɖe to ɖe mi gbɔ la, atsi
agbe, eye eƒe agbe anye aboyonu

a Mo. I. 19, 24. 25.
b Yes. 39, 6.
d 29, 25.
e 1, 7.
f Yes. 48, 4.
g Ps. 31, 14.
h 1, 8. 19; 15, 20.
i Mo. V. 11, 26.
k 11, 20.
l 15, 10; Hi. 3, 1 v. 10; 10, 18.

nɛ.[a] 10 Yehowa be: Metrɔ nye a 38, 2.
ŋku me ɖe du sia ŋu ɖe vɔ̃wɔwɔ
ŋu, menye ɖe nyuiwɔwɔ ŋu o;
woatsɔe ade asi na Babel-fia, ne
wòatɔ dzoe.
11 Eye gblɔ na Yuda-fia, Dawid
ƒe aƒe la bena: Mise Yehowa ƒe
nya: 12 Dawid ƒe aƒe, ale Yeho-
wa gblɔ esi: Midrɔ̃ ʋɔnu ɖe eteƒe
ŋdi sia ŋdi, eye [b]mixɔ amesiwo b 22, 3.
woda adzoe la, tso ŋutasẽla si me,
[d]ne nye dziku magalé abe dzo d 7, 20.
ene, eye wòabi woade tsitsi ge
ado kpoe le miaƒe nuwɔwɔ vɔ̃ɖi-
wo ta o! 13 Yehowa be: Kpɔ ɖa,
maƒo ɖe dziwò, wò balime nɔla,
wò gbadzaƒe ƒe agakpe, mi ame- e Kron. II. 36, 3. 4.
siwo le gbɔgblɔm be: Ameka aɖi
abu ɖe mía dzi, eye ameka ava
mía nɔƒe? 14 Yehowa be: Mahe
to na mi ɖe miaƒe nuwɔwɔwo ƒe
kutsetse nu, eye mado dzo ɖe f Mi. 3, 10.
woƒe ave me, ne wòabi woƒe nu-
towo katã me.

**Nyagblɔɖi le fia Salum, Yoyakim kple Yexonya ŋuti.** g Mo. III. 19, 13.

22. Ale Yehowa gblɔ esi: Yi
Yuda-fia ƒe me, eye nagblɔ
nya siawo le afima be: 2 Wò Yu-
da-fia, amesi bɔbɔ nɔ Dawid ƒe
zikpui dzi, mia kple wò dɔlawo
kple wò dukɔ, si gena ɖe agba
siawo me, mise Yehowa ƒe nya!
3 Ale Yehowa gblɔ esi: Midrɔ̃
ʋɔnu ɖe eteƒe, eye miwɔ nu dzɔ-
dzɔe, mixɔ amesi woda adzoe la,
tso ŋutasẽla si me; migate ame-
dzrowo, tsyɔ̃eviwo kple ahosiwo
ɖe anyi o, migawɔ funyafunya wo
o, eye migakɔ ʋu maɖiƒɔ ɖe teƒe
sia o.[h] 4 Elabena ne miewɔ nu, h 21, 12.
ɖe nya siawo nu la, ekema fia,
siwo abɔbɔ nɔ Dawid ƒe zikpui
dzi la, aɖo tasiaɖam, eye woado
sɔ age ɖe aƒe sia ƒe agbowo me,
woawo kple woƒe dɔlawo kple
woƒe dukɔ siaa.[i] 5 Yehowa be: Ke i 17, 25.
ne mieɖo to nya siawo o la, eke- k 34, 5.
ma metá ɖokuinye ƒe agbe: Ne
aƒe sia mazu aƒedo o fĩ! 6 Ela-
bena ale Yehowa gblɔ ɖe Yuda- l Yes. 14, 19.
fia ƒe aƒe ŋu enye si: Gilead kple
Libanon-ta me nènye nam, ke ma-
wɔ wò nazu gbegbe kple du dia-
ƒedo. 7 Eye maɖo nugblẽlawo ɖe
ŋuwò, eye wo dometɔ ɖesiaɖe
atsɔ eƒe lãnu alã Libanon ƒe se-
derti nyuitɔwo ahatsɔ de dzo me.
8 Eye dukɔ geɖewo ava to du sia
ŋu ayi, eye woagblɔ na wo nɔe-
wo bena: Nukata Yehowa wɔ du
gã sia alea ɖo? 9 Eye woaɖo ŋu
bena: Elabena wogblẽ Yehowa,
woƒe Mawu ƒe nubabla ɖi, eye
wode ta agu na mawu tutɔwo
hesubɔ wo.
10 Megafa avi ɖe ame kuku ŋu
o, eye megafa nɛ o, ke boŋ fa
avi ɖe amesi ʋu dzo la ŋu, ela-
bena megale tɔtrɔ ge agbɔ o, eye
megale wo denyigba kpɔ ge o.
11 Elabena ale Yehowa gblɔ ɖe
Yuda-fia Salum, Yosiya vi, amesi
ɖu fia ɖe fofoa Yosiya teƒe, eye
[e]wòʋu dzo tso teƒe sia la ŋu enye
si: Magatrɔ gbɔ va afisia o, 12 ke
boŋ afisi woɖe aboyoe yi la, afi-
ma wòaku ɖo, eye magakpɔ anyi-
gba sia o.
13 Baba na amesi le eƒe [f]xɔ
tum le madzɔmadzɔnyenye me,
eye eƒe dziƒoxɔ le vɔ̃ɖinyenye
me, amesi nana ehavi wɔa dɔ nɛ
yaka, eye mexea eƒe [g]dɔwɔƒe nɛ
o; 14 eya amesi gblɔna be: Matu
xɔ gãwo kple dziƒoxɔ kekewo,
made fesrewo wo nu, maklã se-
derʋuƒowo ɖe wo me, eye masi
aŋɔ dzẽ na wo! 15 Ne ėle aɖika
dom le sedertiwo me la, ɖe nè-
buna be, eyae nye fianyenyea?
Fofowò hã ɖu nu, eye wòno nu,
ke edrɔ̃ ʋɔnu ɖe eteƒe, eye wò-
wɔ nu dzɔdzɔe, eye eme nyo nɛ.
16 Etso na hiãtɔwo kple ame da-
hewo, eyata eme nyo nɛ. Yehowa
be: Ðe menye esia woyɔna be
sidzedzem oa? 17 Elabena wò ŋku
kple wò dzi le viɖe kple ame ma-
ɖiƒɔ ƒe ʋu kɔkɔɖeanyi kple ŋu-
tasesẽ kpakple fuwɔame ko ŋu.
18 Eyata ale Yehowa gblɔ ɖe
Yuda-fia Yoyakim, Yosiya vi la
ŋu enye si: Womafa nɛ be: „Ao,
nɔvinyeŋutsu, ao, nɔvinyenyɔnu“
o! Eye womafa nɛ be: „Ao, nye
aƒetɔ, ao, eƒe atsyɔ̃“ o![k] 19 Woa-
ɖii abe tedzi ene, woatee le anyi-
gba atsɔ aƒu gbe ɖe adzɔge tso
Yerusalem ƒe agbowo gbɔ.[l]
20 De Libanon dzi nado ɣli, eye
na wò gbe naɖi le Basan; do ɣli
tso Abarim dzi, elabena wogbã wò
ahiãviwo katã nyanyanya! 21 Esi
nèli bɔkɔɔ la, meƒo nu kpli wò, ke
ègblɔ be, yemasee o; esia nye wò
nɔnɔme tso wò ɖevime ke, be nè-

gbe tododo nye gbe. 22 Ya akplɔ
wò lãkplɔviwo katã, eye wò ahiã-
viwo ayi aboyo me; [b]ŋu akpe wò,
eye wò mo atsi dã le wò nu vɔ̃-
ɖi wɔwɔ ta. 23 Wò amesi tso afe
ɖe Libanon dzi, eye nèwɔ atɔ ɖe
sedertiwo me, ne vevesese fo ɖe
dziwò, eye nèlé ku abe nyɔnu, si
le vi dzim ene la, aleke màhaɖe
hũi o![f] 24 Yehowa be: Metà ɖo-
kuinye fe agbe: Ðe wònye ŋkɔ-
sigɛ nye Yuda-fia [g]Xonya, Yoya-
kim vi la, le nye ɖusi la, anye ne
madee afu gbe tso gama, 25 aha-
tsɔ wò ade asi na amesiwo le wò
ku dim, kple amesiwo le ŋɔ dzim
na wò, eye matsɔ wò ade asi na
Babel-fia Nebukadnezar kple Kal-
deatɔwo. 26 Matsɔ [k]mia kple da-
wò, si dzi wò la, afu gbe ɖe anyi-
gba tutɔ dzi, afisi womedzi mi ɖo
o, eye miaku ɖe gama; 27 eye
womagbugbɔ ayi anyigba, si dzi
yiyi le wo dzrom la dzi o. 28 Ðe
ze gbagbã, si ɖi gbɔ, enye Xo-
nya sia loo, alo ze, si fe nu me-
nyoa amea ɖeke ŋu o la, wònyea?
Nukata wonyã eya kple viawo ɖe
gbe, eye wotsɔ wo fu gbe ɖe
anyigba, si womenya o la dzi?
29 Anyigba, anyigba, anyigba, se
Yehowa fe nya! 30 Ale Yehowa
gblɔ esi: Miŋlɔ ŋutsu sia ɖi be,
medzi vi o, enye ŋutsu, si naneke
medze dzi na le efe agbe me o;
elabena madze dzi na viawo ɖo-
metɔa ɖeke, be wòabɔbɔ nɔ Da-
wid fe fiazikpui dzi ahaɖu le Yu-
da akpɔ o.

**Le lãkplɔla vɔ̃ɖiawo ŋuti. Lãkplɔvi nyuia ɖe kple fia, si atso Dawid fe fome la ŋugbedodo.**

**23.** Yehowa be: Baba na [n]lã-
kplɔvi, siwo tsrɔ̃ nye lãnyife
fe alẽwo, eye woka wo hlẽ la!
2 Eyata ale Yehowa, Israel fe Ma-
wu la, gblɔ ɖe lãkplɔvi, siwo le
nye dukɔa kplɔm la ŋu enye si:
Miekaka nye alẽwo, mienyã wo
ɖe gbe, eye miedi wo yome mɔ o,
eyata mahe to na mi le miafe nu-
wɔwɔ vɔ̃ɖiawo ta; Yehowa ye
gblɔe! 3 Mafo nye alẽ mamlea-
wo nu fu atso anyigba, siwo katã
dzi menyã wo ɖo ɖa la dzi, eye
magakplɔ wo ava wofe gbeɖufe,
eye woadzi akeke ta. 4 Eye ma-
ɖo lãkplɔviwo wo nu, amesiwo
anyi wo; womagavɔ̃ azɔ o, dzi ma-

gaɖe le wo fo o, eye wo ɖometɔa
ɖeke mabu o, Yehowa ye gblɔe.[a]
5 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkekewo
li gbɔna, eye [d]dzidzimevi dzɔ-
dzɔea ɖe ado na Dawid, aɖu dzi
abe [e]fia ene, eye wòawɔ nu ɖe
nunya me, adrɔ̃ ʋɔnu ɖe etefe,
eye wòawɔ nu dzɔdzɔe le anyi-
gba dzi. 6 Le eŋɔli woaɖe Yuda,
eye Israel anɔ anyi bɔkɔɔ. Eye
ŋkɔ, si woayɔ nɛ la, enye: „Ye-
howa, míafe dzɔdzɔenyenye".[h] 7
Yehowa be: Eyata kpɔ ɖa, [i]ŋke-
kewo li gbɔna, esi womagagblɔ
azɔ be, yewotá Yehowa, amesi
kplɔ Israel-viwo tso Egipte-nyi-
gba dzi la fe agbe o; 8 ke boŋ
yewotá Yehowa, amesi kplɔ Israel
fe afe la fe viwo tso anyiehe-nyi-
gba kple anyigba, siwo katã dzi
wònyã wo ɖo ɖa la dzi vɛ, ne
woanɔ wofe anyigba dzi la fe
agbe.

**Le nyagblɔɖilawo ŋuti.**

9 Ðe nyagblɔɖilawo ŋu: Nye
dzi fli ɖe dɔ me nam, eye nye fu-
wo katã zu behebehe; mezu abe
ahamula kple ŋutsu, si wein wu
kɔ na la ene le Yehowa kple efe
nya kɔkɔeawo ta. 10 Elabena
ahasitɔwo yɔ anyigba la dzi fũ,
fifoɖe na nu ti kɔ na anyigba la,
eye gbegbe fe lãnyifewo fu, ela-
bena wofe zɔzɔme enye vɔ̃, eye
wofe kalẽwɔwɔ mele etefe o. 11
Yehowa be: Nyagblɔɖilawo kple
nunɔlawo siaa nye ame tovowo,
eye mekpɔ wofe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ le
afenye me ke hã. 12 Elabena wofe
[l]mɔ dzi aɖiɖi dredredre na wo le
blukɔ me, eye woakli nu adze
anyi le edzi; elabena mahe dzɔ-
gbevɔ̃e ava wo dzi le fe, si me
mahe to na wo la, Yehowa ye
gblɔe. 13 Mekpɔ bometsinuwɔ-
wɔ le nyagblɔɖila, siwo le Samaria
la hã ŋu: Wogblɔ nya ɖi to Baal
dzi, eye wokplɔ nye dukɔ Israel
trae. 14 Ke mekpɔ ŋunyɔnuwɔ-
wɔ le nyagblɔɖila, siwo le Yeru-
salem la ŋu: Wole amatre wɔm,
wole alakpaɖaɖa dzi, eye [o]wodo
ŋusẽ nu vɔ̃ɖi wɔlawo fe asi, ale be
wometrɔ tso wofe nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔwo me o; wo katã le nam abe
[p]Sodom ene, eye emenɔlawo le
abe Gomora ene. 15 Eyata ale
Yehowa Zebaot gblɔ ɖe nyagblɔ-
ɖilawo ŋu enye si: [r]Kpɔ ɖa, mana

a 3, 15.
b 25, 9. 18.
d Zax. 3, 8; 6, 12.
e Yes. 32, 1.
f 13, 21.
g 24, 1.
h 33, 16.
i 16, 14. 15.
k Fia. II. 24, 12. 15.
l 13, 16; Ps 35, 6.
n Xez. 13, 2-16; 34; Zax. 11, 5.
o Xez. 13, 22.
p Yes. 1, 10.
r 9, 14.

atsa wo woaḍu, eye makpe aḍitsi
na wo woano; elabena nyagblɔ-
ḍila, siwo le Yerusalem, gbɔ nu- [a] Heb. 4, 12.
tovo wɔwɔ yi ḍe anyigba blibo la
dzi. 16 Eyata ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Migaḍo to nyagblɔḍila,
siwo le nya gblɔm ḍi na mi la o;
mia [b]flum wole, eye woawo ŋutɔ [b] 6, 14.
ƒe dzi ƒe ŋutega tom wole, menye
Yehowa ƒe nu me wòtso o. 17 Wole
gbɔgblɔm na amesiwo le vlo do-
mem la be: „Eme anyo na mi“,
eye wole gbɔgblɔm na amesiwo
katã le zɔzɔm [d]ḍe woƒe dzimesesẽ [d] 7, 24.
nu la be: „Dzɔgbevɔ̃ea ḍeke ma- [e] kp. 21.
va mia dzi o“. 18 Elabena amesi
nɔ Yehowa ƒe aḍaŋu me, amesi
kpɔ nu, eye wòse eƒe nya, amesi
léa to ḍe nye nya ŋu la, eya na-
tsɔe aḍe gbe ƒãe![f] 19 Kpɔ ḍa, Ye- [f] Yes. 40, 13.
howa ƒe ahom kple eƒe dziku tso,
eye yali abla ta na ame vɔ̃ḍiwo
kotoo.[g] 20 Yehowa ƒe dɔmedzoe [g] 30, 23.
matrɔ kɔ o, negbe ḍeko wòawɔ
eƒe dzimesusu dzi aḍe goe hafi;
le ŋkekeawo ƒe nuwuwu la mia-
dze sii. 21 Menye nyee dɔ nya-
gblɔḍilawo, hafi wole du ƒum o,
eye menye nyee ƒo nu kpli wo,
hafi wole nya gblɔm ḍi o.[h] 22 Ðe [h] 14, 14.
wònye ḍe wonɔ nye aḍaŋu me la,
anye ne woḍe gbe ƒã nye nyawo
na nye dukɔ, eye wotrɔ wo tso
woƒe mɔ vɔ̃wo dzi kple woƒe nu-
wɔwɔ vɔ̃ḍiwo me.
23 Yehowa be: Kpuiƒe ƒe Ma-
wu ko menye, eye nyemenye adzɔ-
ge ƒe Mawu oa? 24 Yehowa be:
Ðe ame aɣla ḍe ɣaɣleƒe, eye ma-
gbe ekpɔkpɔa? Yehowa be: Ðe
menye nyee yɔ dziƒo kple anyigba
dzi taŋ oa? 25 Mese nyagblɔḍi-
lawo ƒe nuƒoƒo, amesiwo le alakpa-
nya gblɔm ḍi le nye ŋkɔ me be:
Meku drɔ̃e, meku drɔ̃e! 26 Xe-
kaɣi hafi nyagblɔḍila, siwo gblɔa
alakpanya ḍi, amesiwo nye nya-
gblɔḍilawo le woƒe dzi ƒe alakpa-
dada nu la, atrɔ ta me? 27 Wo
amesiwo di be, yewoatsɔ yewoƒe [i] 20, 11.
drɔ̃ekuku, siwo wo dome amesia-
me lĩ na ehavi la, ana nye dukɔ
naŋlɔ nye ŋkɔ be, abe alesi wo
fofowo ŋlɔ nye ŋkɔ be le Baal
ŋuti ene. 28 Yehowa be: Nya-
gblɔḍila, si ku drɔ̃e la, nelĩ drɔ̃e, [k] 29, 2; Fia. II. 24, 14. 15.
eye amesi si nye nya le la, ne-
gblɔ nye nya le nyateƒe me; tsro
gbɔ nya kae tsɔ lu gbɔ nya?
29 Yehowa be: Ðe nye nya mele
abe dzo ene, eye abe zũ, si agbã
agakpe gudugudu la ene oa?[a]
30 Eyata ale Yehowa gblɔ esi:
Mado ḍe nyagblɔḍila, siwo le nye
nya fim le wo nɔewo gbɔ la dzi.
31 Yehowa be: Kpɔ ḍa, mado ḍe
nyagblɔḍila, siwo gblɔa woawo
ŋutɔ ƒe nya henɔa gbɔgblɔm be
„Mawu ƒe gbee“ la dzi. 32 Kpɔ
ḍa, ale Yehowa gblɔ esi: Mado
ḍe amesiwo tsɔ alakpa drɔ̃ewo
gblɔa nya ḍi, eye wolĩa wo la dzi,
amesiwo tsɔa woƒe alakpadadawo
kple [e]adegbeƒoƒowo kplɔa nye du-
kɔ tranae, evɔ wònye nyemedɔ
wo o, eye nyemeḍo wo ḍa o hafi;
womenye viḍea ḍeke na nye du-
kɔ o, Yehowa ye gblɔe.
33 Eye ne dukɔ sia, nyagblɔḍila
alo nunɔlaa ḍe bia wò be, nuka
nye Yehowa ƒe agba hã la, eke-
ma ḍo ŋu na wo be: Yehowa be:
Miawoe nye agba la, eye matsɔ
mi aƒu anyi. 34 Eye ne nyagblɔ-
ḍila, nunɔla kple dukɔ la gblɔ be
„Yehowa ƒe agba“ la, mahe to na
ŋutsu ma kple eƒe aƒe siaa. 35 Ale
mia dome amesiame nagblɔ na
ehavi kple nɔvia enye si: Aleke
Yehowa ḍo eŋui, eye nya ka Ye-
howa gblɔ? 36 Ke migakɔ nu le
„Yehowa ƒe agba“ dzi azɔ o; ela-
bena amesiame ƒe nya azu agba
nɛ, le esi mietrɔ gbo Mawu gba-
gbe, Yehowa Zebaot, mía Mawu
la ƒe nyawo ta. 37 Eyata gblɔ
na nyagblɔḍila be: Aleke Yeho-
wa ḍo eŋui, eye nya ka Yehowa
gblɔ? 38 Ke esi mienɔa gbɔgblɔm
be „Yehowa ƒe agba“ la, le esia
ta Yehowa gblɔ be: Esi miele
nya sia gblɔm be „Yehowa ƒe
agba“, evɔ wònye meḍo ame ḍe
mi gblɔ be, migagblɔ be „Yeho-
wa ƒe agba“ o hafi la, 39 eyata
kpɔ ḍa, makɔ mi ḍe dzi, eye ma-
tsɔ mia kple du, si metsɔ na mia
kple mia fofowo la, aƒu gbe tso
ŋkunye me, 40 eye mahe [i]ŋukpe
mavɔ kple vlododo mavɔ, si wo-
maŋlɔ be akpɔ o la, ava mia dzi.

**Wotsɔ gboti nyui kple gboti manyomanyo wɔ kpɔdzidze na Yuda-dukɔ la.**

**24.** Esi [k]Babel-fia Nebukadne-
zar ḍe aboyo Yuda-fia Ye-
xonya, Yoyakim vi, kple Yuda-
amegãwo, atikpalawo kple gbede-

wo tso Yerusalem yi Babel megbe
la, Yehowa na mekpɔ gbotsetse
kusi eve, si wotsɔ da ɖe Yeho-
wa ƒe gbedoxɔ nu. 2 Gbotsetse
nyui, siwo le abe gbotsetse ŋgɔ-
gbeawo ene la, le kusi ɖeka me,
eye gbotsetse gbegblẽwo le kusi
evelia me, esiwo gblẽ, ale be wo-
mele ɖuɖu me o. 3 Eye Yehowa
gblɔ nam be: Yeremya, [b]nuka
kpɔm nèle? Meɖo ŋu be: Gbo-
tsetsewoe; gbotsetse nyuitɔwo
nyo ŋutɔ, eye gbegblẽawo gblẽ
vevie, ale be ɖuɖu mele wo ŋu o.
4 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 5 Ale Yehowa, Israel ƒe
Mawu la, gblɔ esi: Mekpɔ nyuie
ɖe Yuda ƒe aboyome, siwo me-
nyã tso teƒe sia ɖo ɖe Kaldea-
nyigba dzi la ŋu, abe gbotsetse
nyui siawo ene. 6 Matsɔ nye
ŋku aɖo wo ŋu hena nyuiwɔwɔ,
eye mana woatrɔ agbɔ va anyigba
sia dzi, [d]matu wo, eye nyemagbã
wo o, mado wo, eye nyemaho wo
o. 7 Mana dzi wo, ne woatsɔ
adze sim be, nyee nye Yehowa;
woanye dukɔ nam, eye manye
Mawu na wo, nenye be wotrɔ
ɖe ŋunye tso woƒe dzi blibo me.[f]
8 Ale Yehowa gblɔ esi: [g]Alesi
gbotsetse gbegblẽawo gblẽ, ale
be ɖuɖu mele wo ŋu o la, nene-
ma mawɔ Yuda-fia Zedekiya kple
eƒe amegãwo, amesiwo kpɔtɔ ɖe
Yerusalem, kple amesiwo susɔ ɖe
anyigba la dzi, kpakple amesiwo le
Egipte-nyigba dzi lae. 9 Matsɔ wo
awɔ bibi kple dzɔgbevɔ̃e na anyi-
gba dzi fiaɖuƒewo katã, woanye
[k]alɔmeɖenu, lodonu, ahamasinu
kple ɖiŋudonu le teƒe, siwo katã
manyã wo aɖo ɖo. 10 Maɖo yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ ɖe wo, vase-
ɖe esime woatsrɔ̃ avɔ le anyigba,
si metsɔ na woawo kple wo fofo-
wo la dzi.

**Yuda-dukɔ la anɔ aboyo me ƒe blaadre.**

**25.** Esia nye gbe, si va na Ye-
remya ɖe Yuda-dukɔ blibo
la ŋu le Yuda-fia Yoyakim, Yo-
siya vi ƒe ƒe enelia, si nye Babel-
fia Nebukadnezar ƒe ƒe gbãtɔ me,
2 gbe, si nyagblɔɖila Yeremya to
na Yuda-dukɔ blibo la kple Ye-
rusalemtɔwo katã: 3 Yehowa ƒe
gbe va nam tso Yuda-fia Yosiya,
Amon vi ƒe ƒe wuietɔ̃lia dzi va-
seɖe egbe, ƒe blave vɔ etɔ̃ sɔŋ
nye esi, eye mefo nu kpli mi ɖaa
atraɖi; ke mieɖo to o. 4 Eye Ye-
howa ɖo eƒe dɔlawo katã, siwo
nye nyagblɔɖilawo ɖe mi, eɖo wo
ɖe mi ɖaa atraɖi; ke mieɖo to o,
eye mieƒu to anyi, be miase nu o.
5 Egblɔ bena: Amesiame [a]netrɔ
tso eƒe mɔ vɔ̃wo dzi kple eƒe nu-
wɔna vɔ̃ɖiwo me, ne mianɔ anyi-
gba, si Yehowa tsɔ na mia kple
mia fofowo tso mavɔ me yi mavɔ
me la dzi. 6 Migadze mawu tu-
tɔwo yome, ne miasubɔ wo ahaɖe
ta agu na wo o, eye migatsɔ miaƒe
asinuɖɔwɔwɔwo do dziku nam o,
ekema nyemawɔ vɔ̃a ɖeke mi o.
7 Yehowa be: Ke miegbe toɖo-
ɖom, ne miatsɔ miaƒe asinuɖɔwɔ-
wɔwo aɖo dziku nam hena miaƒe
gbegblẽ. 8 Eyata ale Yehowa Ze-
baot gblɔ esi: Esi miegbe toɖoɖo
nye nyawo la, 9 eyata, kpɔ ɖa, ma-
kplɔ anyiehe ƒomeawo katã kple
nye [e]dɔla Babel-fia Nebukadne-
zar vɛ, eye mana woava ƒo ɖe
anyigba sia kple edzinɔlawo kple
dukɔ sia katã dzi godoo, matsrɔ̃
wo gbidigbidi, eye matsɔ wo awɔ
bibi, alɔmeɖenu kple aƒeɖoe te-
gbee; Yehowa ye gblɔe! 10 Eye
matsi aseyetsotso ƒe ɖiɖi kple dzi-
dzɔ ƒe ɖiɖi, ŋugbetɔsrɔ̃ ƒe gbe
kple ŋugbetɔ ƒe gbe, tetutu ƒe
ɖiɖi kple akaɖi ƒe keklẽ nu le wo
dome.[h] 11 Anyigba sia azu aƒeɖo
kple gbegbe, eye dukɔ sia asubɔ
Babel-fia ƒe [i]blaadre sɔŋ.

**Babel ƒe gbegblẽ.**

12 Yehowa be: Ne ƒe blaadre
la ɖe vɔ la, ekema mahe to na
Babel-fia kple dukɔ ma kpakple
Kaldea-nyigba le woƒe vodada ta,
eye matsɔe awɔ gbegbee ɖikaa.
13 Eye mana nye nya, siwo katã
megblɔ ɖe anyigba ma ŋu la, nava
edzi; nya, siwo katã Yeremya gblɔ
ɖi ɖe dukɔwo katã ŋu woŋlɔ ɖe
agbalẽ sia me la. 14 Elabena woa-
wo hã asubɔ dukɔ geɖewo kple
fia gãwo, eye maɖo eteƒe na wo
le woƒe nuwɔna kple woƒe asinu-
ɖɔwɔwɔwo nu.

**Dɔmedzoe kplu la enye dukɔwo katã tɔ.**

15 Elabena ale Yehowa, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ nam enye si:
Xɔ dɔmedzoe ƒe [l]weinkplu sia le
asinye, eye [m]natsɔe na dukɔ, siwo
katã gbɔ maɖo wò ɖo la, woano.

a 18, 11.
b 1, 11. 12.
d 31, 28.
e 27, 6.
f 31, 33. 34.
g 29, 17.
h 16, 9.
i 29, 10; Kron. II, 36, 21; Ezra 1, 1; Dan. 9, 2.
k 29, 18.
l 51, 7; Yes. 51, 17.
m Nyaɖ. 14, 10.

16 Eye ne wonoe la, woanɔ mu-
mũm sagãsagã, eye woadze aɖa-
ʋa le yi, si maɖo ɖe wo dome la
ta. 17 Tete mexɔ kplu la le Ye-
howa si, eye mekpee na dukɔ, si-
wo katã gbɔ Yehowa ɖom ɖo:
18 na Yerusalem kple Yuda-duwo,
woƒe fiawo kple woƒe amegãwo,
ne mawɔ wo woazu aƒedo, bibi, alɔ-
meɖenu kple ɖiŋudonu, abe alesi
wòle egbe siawo ene; 19 na Egipte-
fia Farao kple eƒe dɔlawo, eƒe
amegãwo kple eƒe dukɔ blibo la;
20 na dukɔ tsakatsaka blibo la,
Uz-nyigba dzi fiawo katã, Filisti-
tɔwo ƒe anyigba dzi fiawo katã,
Askalon, Gaza, Ekron kple Asdod
ƒe ame mamleawo; 21 na Edom,
Moab kple Amon-viwo; 22 na Tiro-
fiawo katã, Zidon-fiawo katã kple
ƒukpowo dzi fia, siwo le atsiaƒu ƒe
go keme; 23 na Dedan, Tema, Buz
kple [d]akotsolawo katã; 24 na Ara-
bia-fiawo katã kple dukɔ tsaka-
tsaka, siwo le gbegbe ƒe fiawo ka-
tã; 25 na Zimri-fiawo katã, Elam-
fiawo katã kple Media-fiawo katã;
26 na anyiehe fiawo katã, esiwo le
kpuiƒe kple adzɔge tso wo nɔewo
gbɔ, kple xexeme fiaɖuƒe, siwo
katã le anyigba dzi; eye [f]Sesax-
fia anoe ɖe wo yome.
27 Eye nagblɔ na wo bena: Ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Mino aha miamu, eye
miɖe xe, midze anyi, eye migafɔ
o, le yi, si maɖo ɖe mia dome la
ta. 28 Eye ne wogbe be, yewo-
maxɔ kplu la le asiwò o la, ekema
gblɔ na wo be: Ale Yehowa Ze-
baot gblɔ esi: Mianoe kokoko!
29 Elabena keke du, si ŋu woyɔ
nye ŋkɔ ɖo ke hã ŋue [h]medze vɔ̃-
wɔwɔ gɔme ɖo, eye miawo miato
le emea? Womagbe tohehe na
mi o! Elabena meyɔ yi ɖe anyi-
gbadzitɔwo katã ŋu, Yehowa Ze-
baot ye gblɔe.
30 Eye wò la nagblɔ nya siawo
katã ɖi ɖe wo ŋu agblɔ na wo
bena: Yehowa le [i]gbe ɖem tso
dzi me, eye wòna eƒe gbe ɖi tso
eƒe nɔƒe kɔkɔe la me; ele gbe
ɖem ɖe eƒe lãnyiƒe ŋu, eye wòtso
ayiboopɛɛ abe weinfiãlawo ene
ɖe anyigbadzitɔwo katã ŋu. 31 Ho-
wɔwɔ ɖe anyigba ƒe mlɔenu; ela-
bena Yehowa le avu wɔm kple
dukɔwo, ele ʋɔnu drɔ̃m ŋutilãwo
katã, eye wòatsɔ ame vɔ̃ɖiwo ade
asi na yi, Yehowa ye gblɔe.
32 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, dzɔgbevɔ̃e tso dukɔ gbɔ yi
dukɔ gbɔ, eye wode zi ahom gã me
le anyigba ƒe mlɔenu. 33 Yehowa ƒe
[a]amesiwo wòwu le ŋkeke ma me
la, woanɔ anyi tso anyigba ƒe mlɔe-
nu ɖaseɖe anyigba ƒe mlɔenu;
womafa na wo o, womaƒo wo nu
ƒu o, eye womaɖi wo o, eye woa-
zu aɖuɖɔ le agble me. 34 Mifa
avi, mi [b]lãkplɔviwo, mido aƒa, eye
miƒo togotogoe, mi lãha ƒe bubu-
mewo, elabena miaƒe azã de, ne
woawu mi, eye makaka mi ahlẽ,
ne mianɔ abe agba xɔasi, si ge
dze anyi ene! 35 Sitsoƒe abu ɖe
lãkplɔviwo, eye sisi abu ɖe lãha
ƒe bubumewo. 36 Lãkplɔviwo ƒe
ɣli kple lãha ƒe bubumewo ƒe avi
le ɖiɖim; elabena Yehowa gblẽ
woƒe lãnyiƒe, 37 eye gbeɖuƒe, si
wovona ɖo la nu yi le Yehowa ƒe
dɔmedzoe nu. 38 Egblẽ eƒe ave-
goe ɖi abe dzata ene; elabena
woƒe anyigba zu gbegbe le yi gblẽ-
nu kple eƒe dɔmedzoe heliheli nu.[e]

**Yeremya di tso dukɔ la si bena, wòatrɔ dzi me. Wotso enu hedi bena, yewoawui; gake eɖe ɖokui nu, eye ame tsitsia ɖewo hã ʋli eta.**

**26.** Le Yuda-fia Yoyakim, Yo-
siya vi ƒe fiaɖuɖu ƒe gɔme-
dzedzea me la, gbe sia tso Yeho-
wa gbɔ bena: 2 Ale Yehowa gblɔ
esi: Yi ɖatsi tre ɖe Yehowa ƒe aƒe
ƒe xɔxɔnu, eye nagblɔ nya, siwo
katã meto na wò be, nagblɔ na
wo la, na Yuda-du, siwo katã va
gbe do ge ɖa le Yehowa ƒe me;
megana nyaa ɖeke nato le eme o.
3 [g]Ðewohĩ woasee, eye amesiame
atrɔ tso eƒe mɔ vɔ̃ dzi; ekema
vɔ̃, si meɖo be, mawɔ wo le woƒe
nuwɔna vɔ̃ɖiwo ta la, avem. 4 Eye
nagblɔ na wo bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Ne mieɖo tom, be miazɔ
ɖe nye se, siwo mede na mi nu
o, 5 mieɖo to nye dɔla nyagblɔ-
ɖilawo ƒe nya, siwo meɖo ɖe mi
daa atraɖi la o, eye miegbe wo
sese la,[k] 6 ekema mawɔ aƒe sia
[l]abe Silo ene, eye matsɔ du sia
awɔ ɖiŋudonu na anyigba dzi du-
kɔwo katã.
7 Eye nunɔlawo kple nyagblɔ-
ɖilawo kpakple dukɔ blibo la wo-
see Yeremya le nya siawo gblɔm
le Yehowa ƒe me. 8 Eye esi Ye-

[a] 7, 33.
[b] 23, 1.
[d] 9, 25.
[e] 4, 7.
[f] 51, 41.
[g] 36, 3.
[h] 49, 12; Pet. I. 4, 17.
[i] Yoel 4, 16; Am. 1, 2; Hos. 11, 10.
[k] 25, 4.
[l] 7, 12-14; Sam. I. 4, 4. 12.

remya mekpɔ ɖe nu le nya, siwo
katã Yehowa ɖe esi, be wòagblɔ
na dukɔ blibo la gbɔgblɔ me o
la, nunɔlawo kple nyagblɔɖilawo
kpakple dukɔ blibo la lèe gblɔ
bena: Àku kokoko! 9 Nukaŋuti
nègblɔ nya ɖi le Yehowa ƒe ŋkɔ
me be, aƒe sia anɔ abe Silo ene,
eye du sia agbã azu aƒedo? Tete
dukɔ blibo la ƒo takpli ɖe Yeremya
ŋu le Yehowa ƒe me. 10 Esi Yuda-
amegãwo se nya siawo la, wotso
fia ƒe me va Yehowa ƒe me, eye
wobɔbɔ nɔ Yehowa ƒe agbo ye-
ye la nu. 11 Tete nunɔlawo kple
nyagblɔɖilawo gblɔ na amegãwo
kple dukɔ blibo la bena: Ŋutsu
sia dze ku; elabena egblɔ nya ɖi [a] Fia.II. 22, 12.
[b]ɖe du sia ŋu, abe alesi mia ŋu- [b] Do. 6, 13.
tɔwo miesee kple miaƒe to ene.
12 Eye Yeremya gblɔ na amegã-
wo katã kple dukɔ blibo la bena:
Yehowa ye dɔm, be magblɔ nya,
siwo katã miese la, ɖe aƒe sia kple
du sia ŋu. 13 Azɔ miɖɔ miaƒe
zɔzɔme kple nuwɔnawo ɖo, eye
mise Yehowa, mia Mawu ƒe gbe;
ekema vɔ̃, si Yehowa gblɔ ɖe mia
ŋu la, avee.[d] 14 Ke nye la mele [d] 7, 3.
mia si me, miwɔm abe alesi dze, [e] 19, 1.
eye wònyo mia ŋu ene. 15 Ke
ne miewum la, ekema minyae be, [f] 25, 21. 22.
miehe ʋu maɖiƒɔ va mia ɖokui
kple du sia kpakple emenɔlawo
dzi; elabena nyateƒe Yehowa dɔm
ɖe mi, be magblɔ nya siawo katã
ɖe miaƒe towo me.

16 Tete amegãwo kple dukɔ bli-
bo la gblɔ na nunɔlawo kple nya-
gblɔɖilawo bena: Ŋutsu sia me-
dze ku o, elabena eƒo nu na mí
le Yehowa, mía Mawu ƒe ŋkɔ me.
17 Eye ŋutsuwo tsi tre tso anyi-
gba la ƒe ame tsitsiwo dome gblɔ [g] 25, 9.
na dukɔ la ƒe takpekpe blibo la
bena: 18 Mixa, Morasitɔ la, gblɔ
nya ɖi le Yuda-fia Xizkiya ŋɔli,
eye wògblɔ na Yuda-dukɔ blibo
la bena: Ale Yehowa Zebaot gblɔ [h] 25, 12.
esi: Woaɖe Zion abe agble ene,
Yerusalem azu anyiglãgo, eye gbe-
doxɔ ƒe togbɛ la azu togbɛ toave.[i] [i] Mi. 3, 12.
19 Ɖe Yuda-fia Xizkiya kple Yuda
blibo la wuia? Ɖe mevɔ̃ Yehowa
boŋ, eye wòƒo koko na Yehowa,
ale be vɔ̃, si Yehowa gblɔ ɖe wo
ŋu la, [k]vee oa? Eye ɖe míawo [k] 18, 8.
míahe vɔ̃ gã sia ava mía ɖokui
dzia?

20 Eye ŋutsu bubu gblɔ nya ɖi
le Yehowa ƒe ŋkɔ me, amesi ŋkɔ
nye Uriya, Semaya vi, tso Kiryat-
Yearim; egblɔ nya ɖi ɖe du sia
kple anyigba sia ŋu wòsɔ kple
Yeremya ƒe nyawo. 21 Eye esi
fia Yoyakim kple eƒe kalẽtɔwo
katã kpakple amegãwo katã se
eƒe nyawo la, fia la di be, yeawui.
Ke Uriya see, eye wòvɔ̃ hesi yi
Egipte. 22 Tete fia Yoyakim dɔ
amewo ɖe Egipte: Elnatan, Axbor
vi, kple ŋutsu, siwo kpe ɖe eŋu.
23 Wokplɔ Uriya tso Egipte vɛ
na fia Yoyakim, eye wòwui kple
yi hetsɔ eƒe kukua ƒu gbe ɖe du-
kɔ hahoo la ƒe yɔdowo dzi. 24 Ke
[a]Axikam, Safan vi, kpe ɖe Ye-
remya ŋu, eye metsɔe ɖe asi na
dukɔ la, be wòawu o.

Yeremya bla tso ŋawo kple Yudatɔwo si bena, woabɔbɔ wo ɖokui ɖe Babeltɔwo te, elabena esia nye Mawu ƒe lɔlɔ̃nu.

**27** Le Yuda-fia Zedekiya, Yo-
[a]siya vi ƒe fiaɖuɖu ƒe gɔme-
dzedzea me la, Yehowa ƒe gbe
sia va na Yeremya bena: 2 Ale
Yehowa gblɔ nam enye si: Gbe
ka, eye nawɔ kɔkuti atsɔ ku wò
kɔ.[c] 3 Eye natsɔe ɖe dɔla, siwo
va Yuda-fia Zedekiya gbɔ le Ye-
rusalem la si [f]aɖo ɖe Edom-fia,
Moab-fia, Amon-viwo ƒe fia, Tiro-
fia kple Sidon-fia. 4 Eye naɖe
gbe wo si aɖo ɖe woƒe aƒetɔwo
bena: Yehowa Zebaot, Israel ƒe
Mawu la be: Ale miagblɔ na mia-
ƒe aƒetɔwo enye si: 5 Nyee tsɔ
nye ŋusẽ gã kple nye alɔ, si
le dzi la, wɔ anyigba, amegbetɔ-
wo kple lãwo, siwo le anyigba
dzi, eye amesi dze ŋunye la,
metsɔnɛ na. 6 Azɔ metsɔ anyi-
gba siawo katã ɖe asi na [g]nye
dɔla Babel-fia Nebukadnezar, eye
gbemelãwo hãe metsɔ ɖe asi nɛ,
ne woasubɔe. 7 Eye dukɔ gede-
wo asubɔ eya kple via kpakple
eƒe tɔgbuiyɔvi, vaseɖe [h]esime azã
naɖe na eƒe anyigba, eye wòa-
subɔ dukɔ gedewo kple fia gãwo.
8 Eye ne dukɔ kple fiaɖuƒea ɖe
be, yemasubɔ Babel-fia Nebukad-
nezar o, eye yemaɖe kɔ Babel-
fia ƒe kɔkuti me o la, matsɔ yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ ahe tona du-
kɔ ma, vaseɖe esime mato eƒe asi
dzi atsrɔ̃e keŋkeŋ, Yehowa ye
gblɔe. 9 Ke miawo la migaɖo to

miafe nyagblɔɖilawo, bokɔnɔwo,
drɔ̃ekulawo, gbesalawo kple dzo-
tɔwo, amesiwo le gbɔgblɔm na mi
be, miasubɔ Babel-fia o la o.[a] 10
Elabena alakpanya gblɔm wole
ɖi na mi, be woaɖe mi ɖa le miafe
anyigba dzi, ne manyã mi, eye
miatsrɔ̃. 11 Yehowa be: Ke du-
kɔ, si tsɔ efe kɔ de Babel-fia fe
kɔkutĩ me, eye wòsubɔe la, mana
wòanɔ anyigba dzi aɖe dzi ɖi, aɖe
agble ɖe edzi, eye wòanɔ edzi.
12 Mefo nu kple Yuda-fia Ze-
dekiya ɖe nya siawo nu pɛpɛpɛ
gblɔ bena: Mitsɔ miafe kɔ de
Babel-fia fe kɔkuti me, eye mi-
subɔ eya kple efe dukɔ, ekema
mianɔ agbe. 13 Nukaŋuti mia kple
wò dukɔ miebe, yewoaku ɖe yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ si me, abe
alesi Yehowa gblɔ ɖe dukɔ, si
gbe be, yemasubɔ Babel-fia o la
ŋu ene? 14 Eye migaɖo to nya-
gblɔɖila, siwo le gbɔgblɔm na mi
be, migasubɔ Babel-fia o la fe nya-
wo o; elabena alakpanya gblɔm
wole ɖi na mi.[f] 15 Yehowa be:
Menye nyee dɔ wo o, alakpanya
gblɔm wole ɖi le nye ŋkɔ me, ne
manyã mi ɖa, eye mia kple nya-
gblɔɖila, siwo le nya gblɔm ɖi na
mi la, miatsrɔ̃. 16 Eye ale me-
gblɔ na nunɔlawo kple dukɔ blibo
sia enye si: Yehowa be: Migaɖo
to miafe nyagblɔɖila, siwo le nya
gblɔm ɖi na mi be: Kpɔ ɖa, woahe
Yehowa fe afe me [g]nuwo agbɔe tso
Babel kaba la fe nya o; elabena
alakpanya gblɔm wole ɖi na mi.
17 Migaɖo to wo o, ke boŋ mi-
subɔ Babel-fia, ekema mianɔ agbe.
Nukaŋuti du sia nazu afedo ɖo?
18 Eye nenye nyagblɔɖilawo wo-
nye, eye Yehowa fe gbe le wo
si la, ekema woafo koko na Ye-
howa Zebaot, ne womagatsɔ nu-
siwo susɔ ɖe Yehowa fe me, ɖe
Yuda-fia fe me kple ɖe Yerusa-
lem la, ayi Babel o. 19 Elabena
ale Yehowa Zebaot gblɔ ɖe sɔtia-
wo, gazɔ la, anyinɔawo kple nu
bubuawo, siwo susɔ ɖe du sia me
la ŋu;[h] 20 nusiwo Babel-fia Ne-
bukadnezar metsɔ dzoe, esime
wòɖe aboyo Yuda-fia [k]Yexonya,
Yoyakim vi, tso Yerusalem yi Ba-
bel hekpe ɖe Yuda kple Yerusa-
lem fe bubumewo katã ŋu la o.
21 Elabena ale Yehowa Zebaot,

a 14, 13. 14.
b Kron. II. 36, 22; Ezra 1, 7–11.
d 27, 1[?].
e 27, 20.
f kp. 9.
g 28, 3; Kron. II. 36, 10.
h 52, 17.
i 27, 2.
k Fia. II. 24, 14. 15.
l kp. 3.

Israel fe Mawu la, gblɔ ɖe nusi-
wo susɔ ɖe Yehowa fe me, ɖe
Yuda-fia fe me kple ɖe Yerusa-
lem la ŋu enye si: 22 Yehowa
be: Woatsɔ wo ayi Babel, eye
woatsi afima, vaseɖe gbesigbe
mava [b]kpɔ wo ɖa, eye makplɔ
wo agbɔe va tefe sia.

Aʋatsɔ nyagblɔla Xananya tsi tre ɖe Yeremya ŋuti.

28. Eye wòva me le fe ma me
le Yuda-fia Zedekiya fe fia-
ɖuɖu fe gɔmedzedzea me le fe
enelia fe dzinu atɔ̃lia me be, nya-
gblɔɖila Xananya, Asur vi tso Gi-
beon, gblɔ nam le Yehowa fe me
le nunɔlawo kple dukɔ blibo la
ŋku me bena: 2 Ale Yehowa Ze-
baot, Israel fe Mawu la, gblɔ esi:
Maŋe Babel-fia fe kɔkuti. 3 Le fe
eve megbe la matsɔ Yehowa fe
afe me nusiwo katã Babel-fia Ne-
bukadnezar tsɔ tso tefe sia yi Ba-
bel la, agbɔ va tefe sia.[d] 4 Ye-
howa be: Makplɔ Yuda-fia [e]Ye-
xonya, Yoyakim vi, kple Yuda fe
aboyome, siwo katã yi Babel la,
agbɔ va tefe sia; elabena maŋe
Babel-fia fe kɔkuti. 5 Tete nya-
gblɔɖila Yeremya ɖo ŋu na nya-
gblɔɖila Xananya le nunɔlawo
kple dukɔ blibo la, amesiwo tsi tre
ɖe Yehowa fe afea me la ŋku me
6 gblɔ bena: Neva me, Yehowa
newɔ alea! Yehowa newɔ wò nya,
si nègblɔ ɖi la dzi, eye wòahe Ye-
howa fe afe me nuawo kple abo-
yomeawo katã tso Babel agbɔ va
tefe sia. 7 Ɖeko se nya sia, si
gblɔ ge mala ɖe wò to me kple
ɖe dukɔ blibo la fe to me: 8 Nya-
gblɔɖila, siwo do ŋgɔ na mía kple
wò tsã la, wogblɔ aʋawɔwɔ, dzɔ-
gbevɔ̃e kple dɔvɔ̃ fe nya ɖi ɖe
anyigba geɖewo kple fiaɖufe gã-
wo ŋu. 9 Ne nyagblɔɖilaa de gblɔ
ŋutifafanya ɖi, eye efe nya va
me la, ekema woadze sii be, Ye-
howa ye dɔ nyagblɔɖila sia ɖa
vavã. 10 Tete nyagblɔɖila Xa-
nanya ɖe kɔkuti la le nyagblɔɖila
Yeremya fe kɔ, eye wòŋee.[i] 11
Eye Xananya gblɔ le dukɔ blibo
la ŋku me bena: Ale Yehowa gblɔ
esi: Alea maŋe Babel-fia Nebu-
kadnezar fe kɔkuti ɖa le dukɔwo
katã fe kɔ le [l]fe eve megbe. Eye
Yeremya lé efe mɔ dzo.

12 Tete Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya, le esime nyagblɔɖila
Xananya ŋe kɔkuti le nyagblɔɖi-
la Yeremya ƒe kɔ megbe bena:
13 Yi naɖagblɔ na Xananya bena:
Ale Yehowa gblɔ esi: Kɔkuti atitɔ
nèŋe, eye nèwɔ gatɔ ɖe eteƒe.
14 Elabena ale Yehowa Zebaot,
Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi: [b]Ga-
kɔkuti metsɔ de kɔ na dukɔ sia-
wo katã, ne woanye Babel-fia Ne-
bukadnezar teviwo, eye woasubɔe;
gbemelãwo hãe metsɔ de asi nɛ.
15 Tete nyagblɔɖila Yeremya gblɔ
na nyagblɔɖila Xananya bena:
Xananya, see: Menye Yehowa ye
dɔ wò o, hafi nèle nanam be, du-
kɔ sia nanɔ dzi ɖom ɖe alakpa-
nya ŋu. 16 Eyata ale Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, maɖe wò ɖa le
anyigba dzi; àku le ƒe sia me, ela-
bena ègblɔ [e]aglãdzenya ɖe Ye-
howa ŋu. 17 Eye nyagblɔɖila Xa-
nanya ku le ƒe ma me le dzinu
adrelia me.

**Yeremya ŋlɔ agbalẽ na Yudatɔwo le Babel.**

**29.** Agbalẽ, si nyagblɔɖila Ye-
remya ŋlɔ le Yerusalem ɖo
ɖe aboyomeawo ƒe ame tsitsi su-
sɔeawo, nunɔlawo, nyagblɔɖilawo
kple dukɔ blibo, si Nebukadnezar
ɖe aboyoe tso Yerusalem yi Babel
la me nya enye si; 2 le aboyoɖe-
ɖe [h]fia Yexonya kple fiasrɔ̃, afe-
dzikpɔlawo kple Yuda-amegãwo
kpakple Yerusalem-amegãwo, ati-
kpalawo kple gbedewo tso Yeru-
salem megbe; 3 etsɔe de Eleasa,
Safan vi, kple Gemarya, Xilkiya
vi, amesiwo Yuda-fia Zedekiya dɔ
ɖo ɖe Babel-fia Nebukadnezar gbɔ
le Babel la si: 4 Ale Yehowa Ze-
baot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ na
aboyomeawo katã, amesiwo mena
wokplɔ tso Yerusalem yi Babel
la enye si: 5 Mitso aƒe mianɔ
eme; mitɔ abɔ, eye miaɖu eme
kutsetse. 6 Miɖe srɔ̃, eye midzi
ŋutsuviwo kple nyɔnuviwo; miɖe
nyɔnu na mia viŋutsuwo, eye miɖe
ŋutsu na mia vinyɔnuwo, ne woa-
dzi ŋutsuviwo kple nyɔnuviwo;
midzi ɖe dzi le afima, eye migazu
ʋee o. 7 Midi du, si me mena wo-
ɖe aboyo mi yi la ƒe ŋyuie, eye
mido gbe ɖa na Yehowa ɖe eta;
elabena ne eme nyo nɛ la, eme
anyo na miawo hã. 8 Elabena ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: [a]Migana miaƒe nya-
gblɔɖila, siwo le mia dome, kple
miaƒe bokɔnɔwo nable mi o, eye
migalé to ɖe miaƒe drɔ̃e, siwo
miekuna la ŋu o. 9 Elabena ala-
kpanya gblɔm wole ɖi le nye ŋkɔ
me. Menye nyee dɔ wo o, Yeho-
wa ye gblɔe!
10 Yehowa be: Ne [d]ƒe blaadre
de na Babel vɔ la, ekema maɖo
ŋku mia dzi, eye mawɔ nye ŋu-
gbe nyui, si medo na mi be, ma-
gakplɔ mi ava teƒe sia la dzi.
11 Yehowa be: Elabena menya
tame, si meɖo ɖe mia ŋu la, ŋu-
tifafa ƒe tamee, eye menye dzɔ-
gbevɔ̃e ƒe tame o, ne mana nu-
wuwu, si miele mɔ kpɔm na la
mi. 12 Miayɔm, miaɖado gbe ɖa
nam, eye maɖo to mi. 13 Miadim,
eye miakpɔm, nenye be miebia
tanye se tso miaƒe dzi blibo me
ko.[f] 14 Eye mana miakpɔm, Ye-
howa ye gblɔe. [g]Magaɖo mi te,
eye maƒo mia nu ƒu tso dukɔwo
katã dome kple teƒe, siwo katã
menyã mi ɖo ɖo, eye makplɔ mi
agbɔ va teƒe, si mena woɖe aboyo
mi le, Yehowa ye gblɔe.
15 Ke miawo miele gbɔgblɔm
be, Yehowa ye ɖo nyagblɔɖilawo
na yewo le Babel. 16 Elabena
ale Yehowa gblɔ ɖe fia, si bɔbɔ
nɔ Dawid ƒe zikpui dzi, kple dukɔ
blibo, si le du sia me, mia nɔvi,
siwo meyi aboyo me kpli mi o la
ŋuti enye si: 17 Ale Yehowa Ze-
baot gblɔ esi: Kpɔ ɖa, maɖo yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ ɖe wo, eye
[i]mawɔ wo abe gbotsetse vovo,
siwo gblẽ, dudu mele wo ŋu o la
ene. 18 Matsɔ yi, dɔwuame kple
dɔvɔ̃ anyã wo ɖe nu; matsɔ wo
awɔ ŋɔdzinu na [k]anyigba dzi fia-
duƒewo katã, eye woazu ɖiŋudo-
nu, bibi, alɔmeɖenu kple vlodonu
le dukɔwo katã dome, afisi ma-
nyã wo aɖo ɖo.
19 Yehowa be: Elabena wome-
ɖo to nye nya, siwo mede nye
dɔla nyagblɔɖilawo si ɖo ɖe wo
ɖaa atraɖi, eye wogbe toɖoɖo la o,
Yehowa ye gblɔe![l] 20 Ke [m]mi
aboyomewo katã, amesiwo mena
wokplɔ tso Yerusalem yi Babel
la, mise Yehowa ƒe nya! 21 Ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ ɖe Axab, Kolaya vi, kple

a 14, 14.
b 27, 6.
d 25, 11–12.
e 23, 14; 29, 32.
f Mo. V. 4, 29; Yes. 55, 6.
g Ps. 126, 4.
h Fia. II. 24, 14. 15.
i 24, 8.
k 24, 9. 10.
l 25, 4.
m kp. 4.

Zedekiya, Maaseya vi, [a]amesiwo
le alakpanya gblɔm ɖi na mi le
nye ŋkɔ me la ŋu enye si: Ma-
tsɔ wo ade asi na Babel-fia Ne-
bukadnezar, eye wòawu wo le mia
ŋku me. 22 Eye woazu ɖiŋudonu
na Yuda ƒe aboyome, siwo katã
le Babel la bena: „Yehowa awɔ
wò abe Zedekiya kple Axab, ame-
siwo Babel-fia mè le dzo me la
ene;“ 23 elabena wowɔ ŋukpena-
nu le Israel, be wowɔ ahasi kple
wo haviwo srɔ̃wo, eye wogblɔ ala-
kpanya, si nyemeɖe wo si o la,
le nye ŋkɔ me. Menyae, eye me-
nye ɖasefo, Yehowa ye gblɔe!

Tohehe gbɔgblɔɖi na Semaya.

24 Eye nagblɔ na Semaya, Ne-
xelamitɔ bena: 25 Ale Yehowa
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Eŋlɔ agbalẽ le wò ŋkɔ me
ɖo ɖe dukɔ blibo, si le Yerusalem
kple nunɔla [f]Zefanya, Maaseya
vi, kpakple nunɔlawo katã bena:
26 Yehowa tsɔ wò ɖo nunɔla ɖe
nunɔla Yoyada teƒe, ne nanye dzi-
kpɔla le Yehowa ƒe aƒe la me ɖe
amesiame, si ƒe [h]tagbɔ gblẽ, wòle
nya gblɔm ɖi la nu, eye nadee
kunyowu kple ga me. 27 Nuka-
ŋuti mèxe mɔ na Yeremya, Ana-
totitɔ, amesi le nya gblɔm ɖi na
mí la oa? 28 Elabena eɖo agbalẽ
ɖe mí le Babel be: „Eteƒe adidi;
eyata mitso aƒe mianɔ eme; mitɔ
abɔ miaɖu eme kutsetse.“ 29 Eye
nunɔla Zefanya xlẽ agbalẽ sia ɖe
nyagblɔɖila Yeremya ƒe to me.
30 Tete Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya bena: 31 Ɖo ame ɖa, ne
woagblɔ na aboyomeawo katã be-
na: Ale Yehowa gblɔ ɖe Semaya,
Nexelamitɔ ŋu enyé si: Esi Se-
maya gblɔ nya ɖi na mi, evɔ wò-
nye nyemeɖoe o hafi, eye wòna
miele dzi ɖom ɖe alakpanya ŋu
la, 32 eyata ale Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, mahe to na Semaya, Ne-
xelamitɔ la, kple eƒe ƒome; amea
ɖeke makpɔtɔ nɛ, si anɔ dukɔ sia
dome o, eye makpɔ nyuie, si ma-
wɔ na nye dukɔ la o, Yehowa ye
gblɔe; elabena egblɔ [o]aglãdze-
nya ɖe Yehowa ŋu.

Nyagblɔɖi le Israel kple Yuda ƒe ɖeɖe kple amesiamina ƒe vava ŋuti.

30. Yehowa ƒe gbe, si va na Ye-
remya, enye si: 2 Ale Ye-
howa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ esi:
Ŋlɔ nya, siwo katã megblɔ na wò
la, ɖe agbalẽ me. 3 Yehowa be:
Elabena kpɔ ɖa, ŋkeke li gbɔna,
eye [b]maɖo nye dukɔ Israel kple
Yuda te, mana woagbɔ va anyi-
gba, si metsɔ na wo fofowo la
dzi, eye woaxɔe wòanye wo tɔ,
Yehowa ye gblɔe.
4 Nya, siwo Yehowa gblɔ ɖe
Israel kple Yuda ŋu la, wonye si:
5 Ale Yehowa gblɔ esi: Míese ŋɔ-
dziɣli, vɔvɔ̃ ɖeɖe sɔŋ, eye ŋuti-
fafaa ɖeke meli o. 6 Mibia se,
eye miɖo ŋku anyi be, ɖe ŋutsu
dzia vi loo? Nukaŋuti mele ŋu-
tsu sia ŋutsu kpɔm wòtsɔ asi ɖo
alí abe [d]nyɔnu léku ene, eye woƒe
ŋku me wo katã fu tititi? 7 Alele,
[e]ŋkeke ma enye ŋkeke gã, eye
eteƒe mekɔ o; xaxaɣi li na Ya-
kob, ke woaɖee le eme. 8 Yeho-
wa Zebaot be: Ava me le ŋkeke
ma dzi be, maŋe eƒe [g]kɔkuti ɖa
le wò kɔ, eye matso wò kawo,
eye màgasubɔ ame tutɔwo azɔ o;
9 ke boŋ woasubɔ Yehowa, woƒe
Mawu la, kple woƒe fia [i]Dawid,
amesi ɖo ge mala na wo.
10 Yehowa be: Eyata nye dɔla
Yakob, [k]megavɔ̃ o, Israel, dzi me-
gaɖe le ƒowò o; elabena maɖe wò
tso didiƒe kple wò ƒome tso anyi-
gba, si dzi woɖe aboyoe yi la dzi;
Yakob agatrɔ agbɔ, eye wòagbɔ
ɖe eme bɔkɔɔ, amea ɖeke maɖo
voɖi nɛ o. 11 Yehowa be: Meli
kpli wò, ne maɖe wò; matsrɔ̃ du-
kɔ, siwo katã dome mekaka wò
ɖo la, ke nyematsrɔ̃ wò ya o;
nyemagblẽ wò ɖi tomahemahee
o, ke boŋ mahe to na wò ɖe [l]ɖo-
ɖo nu.
12 Ale Yehowa gblɔ esi: [n]Woƒo
wò vevie ŋutɔ, eye abi vɔ̃e le ŋu-
wò. 13 Wò nya meɖi amea ɖeke
o, hayahaya mele wò abiawo ŋu
o, eye atikea ɖeke meli na wò o.
14 Wò ahiãviwo katã ŋlɔ wò be,
eye womebia tawò se o; elabena
metsɔ tohehe, si teƒe mekɔ o la,
ƒo wòe abe ƒutɔ ƒe ameƒoƒo ene
le wò vodada gbogboawo kple wò
nuvɔ̃ geɖeawo ta. 15 Nukaŋuti
nèle ɣli dom le wò ƒoƒo ta be,
wò vevesese teƒe mekɔ o? Le wò
vodada gbogboawo kple wò nuvɔ̃
geɖeawo tae mewɔ nusia wò ɖo.
16 Eyata woaɖu amesiwo katã ɖu

[a] kp. 8.
[b] 29, 14.
[d] Yes. 13, 8.
[e] Yoel 2, 11; Zef. 1, 15.
[f] 21, 1; Fia. II. 25, 18.
[g] 27, 12.
[h] Hos. 9, 7.
[i] 23, 5; Xez. 34, 23.
[k] 46, 27; Yes. 44, 2.
[l] 10, 24.
[n] 15, 18.
[o] 28, 16.

wò, eye wò ketɔwo katã ayi aboyo
me; woaha amesiwo ha wò, eye
woada adzo amesiwo katã da adzo
wò.[b] 17 Yehowa be: [d]Mahaya wò,
eye mayɔ dɔ wò abiawo; elabena
wole yɔwòm be „amenyãdegbea",
Zion, „si ta womebiana sena o."
18 Ale Yehowa gblɔ esi: [e]Kpɔ
ɖa, maɖo Yakob ƒe agbadɔ te, eye
makpɔ nublanui na eƒe nɔƒewo,
woagatso du la ɖe eƒe togbɛ dzi,
eye fiasã anɔ eteƒe xoxoa. 19 Ka-
fukafuha kple dzidzɔkpɔlawo ƒe
gbe aɖi le wo dome; mana woa-
dzi ɖe dzi, eye womazu ʋee o,
made bubu wo ŋu, eye womaɖi
gbɔ o. 20 Viawo anɔ abe tsã ene,
eƒe amehawo ali ke le ŋkunye me,
eye mahe to na amesiwo katã te
wo ɖe anyi la. 21 Woƒe [g]amegã
aɖo tso wo dome, eye wo dziɖula
aɖo tso wo titina; mana wòate va
agogom, elabena amekae aɖo dzi,
be yeate ɖe ŋunye ma? Yehowa
ye gblɔe. 22 Mianya dukɔ nam,
eye manye Mawu na mi.[h]
23 Kpɔ ɖa, Yehowa ƒe ahom le
tutum le dɔmedzoe me, eye ya
ʋuduʋudu le ƒoƒom ɖe ame vɔ̃-
ɖiwo ƒe ta dzi.[k] 24 Yehowa ƒe
dɔmedzoe nu mafa o, vaseɖe esi-
me wòawɔ eƒe dzimesusuwo dzi
ade goe hafi; miava dze sii le
ŋkeke mlɔeawo me xoxo.

Nyagblɔɖi le Israel ƒe xoxo ŋu.

31. Yehowa be: Le ɣemaɣi la
manye Mawu na Israel ƒe
ƒomeawo katã, eye woawo anye
dukɔ nam.[n] 2 Ale Yehowa gblɔ
esi: Dukɔ, si susɔ tso yi nu la,
kpɔ amenuveve le gbea dzi. Tso
nakplɔ Israel ayi gbɔɖemeƒee!
3 Yehowa ɖe eɖokui fiam le di-
diƒe. Metsɔ lɔlɔ̃ mavɔ lɔ̃ wò, eyata
meɖo amenuveve ɖi na wò didie
alea. 4 Ɖetugbi Israel, magatso
wò, eye natsi tsotso; àgakpla wò
asiʋuiwo, eye àɖo dzidzɔkpɔlawo
ƒe tò me; 5 woagade weingble ɖe
Samaria-towo dzi; amesiwo ɖe wo
la, woaɖu wo me kutsetse. 6 Ela-
bena ŋkeke li gbɔna, eye dzɔla-
wo aɖo ɣli le Efrayim-towo dzi
bena: Mitso, ne míayi Yehowa,
mía Mawu la gbɔ le Zion.
7 Elabena ale Yehowa gblɔ esi:
Mido dzidzɔɣli ɖe Yakob ŋu, eye
mitso aseye ɖe dukɔwo ƒe ta ŋu!

[a] Yes. 35, 8-10.
[b] Yes. 33, 1.
[d] 33, 6.
[e] kp. 3.
[f] Kor. II. 6, 18.
[g] kp. 9.
[h] 24, 7.
[i] Yes. 58, 11.
[k] 23, 19.
[l] Mat. 2, 18.
[n] kp. 33; 24, 7.

Mina kafukafuha naɖi, eye migblɔ
be: Yehowa, xɔ na wò dukɔ, na
Israel mamlea! 8 [a]Kpɔ ɖa, ma-
kplɔ wo tso anyiehe-nyigba dzi,
eye maƒo wo nu ƒu tso anyigba
ƒe dzogoewo dzi, ŋkunɔwo, xɔdrɔ̃-
wo, funɔwo kple vinɔwo siaa anɔ
wo dome, woanɔ ha gãwo me agbɔ
va afisia. 9 Woanɔ avi dzi ava,
eye woanɔ koko ƒom makplɔ wo
vɛ; makplɔ wo ato mɔ dzɔdzɔe,
si dzi womakli nu le o la dzi ayi
tɔɖuwo toe; elabena [f]fofo menye
na Israel, eye Efrayim la, vinye
ŋgɔgbea ye. 10 Mi dukɔwo, mise
Yehowa ƒe nya, mitoe le ƒukpo-
wo dzi le didiƒe gblɔ bena: Eya,
amesi kaka Israel hlẽ la, agaƒo
enu ƒu, eye wòanyii, abe alesi lã-
kplɔvi nyia lãhae ene. 11 Elabena
Yehowa xɔ Yakob ƒle, eye wò-
ɖee tso ŋusẽtɔ si me. 12 Woava
atso aseye le Zion ƒe togbɛ dzi,
eye woanyẽ zi ɖe Yehowa ƒe nu
nyuiwo dzi, ɖe lu, wein kple ami,
alẽviwo kple nyiwo dzi, woƒe lu-
ʋɔ anɔ abe [i]abɔ, si wode tsii ene,
eye nu magati kɔ na wo azɔ o.
13 Emegbe la ɖetugbiwo, ɖeka-
kpuiwo kple ame tsitsiwo siaa aɖu
ɣe akpɔ dzidzɔ; matrɔ woƒe nu-
xaxa wòazu dzidzɔ, mafa akɔ na
wo, eye mado dzidzɔ na wo le
woƒe konyifafa megbe; 14 matsɔ
ami adi ƒo na nunɔlawo, eye madi
ƒo na nye dukɔ la kple nye nu
nyuiwo, Yehowa ye gblɔe.
15 Ale Yehowa gblɔ esi: [l]Wose
konyifagbe le Rama kple avifafa
vevie, Raxel le fafam na viawo,
eye wògbe be, womegafa akɔ na
ye le ye viwo ŋuti o, le esi wo-
megali o la ta. 16 Ale Yehowa
gblɔ esi: Tsri avifafa na wò gbe
kple aɖatsi na wò ŋkuwo; elabe-
na fetu li na wò dɔwɔwɔ, eye
woagatrɔ agbɔ tso futɔwo ƒe anyi-
gba dzi, Yehowa ye gblɔe. 17 Ye-
howa be: Mɔkpɔkpɔ le wò ŋkeke,
siwo gbɔna la ŋu, eye ɖeviawo
agatrɔ va woƒe anyigba dzi. 18 Me-
se Efrayim le nu xam xoxo be:
„Ehe to nam, eye mena nèhe to
nam abe nyivi, si womemlã o la
ene; gakplɔm gbɔe, ekema matrɔ
ta me; elabena wòe nye Yehowa,
nye Mawu. 19 Elabena esi metrɔ
ta me la, evem, eye esi medze si
nu la, meƒo akli to; ŋu kpem, eye

nye mo tsi dã, elabena nye devi-
me ŋukpe le ŋunye." 20 Efrayim
la, vi vevi kple vi malɔ̃nugbɔa
wònye nama? Elabena [d]ne me-
nya ƒo nu le eŋu ko la, nye ŋku
nɔa eyama dzi ɖaa; eyata nye [e]dɔ-
me le tɔtrɔm ɖe eŋu, makpɔ nu-
blanui nɛ kokoko, Yehowa ye
gblɔe. 21 Ðo ŋkuɖodzikpewo, tu
dzesidonuwo, tsɔ wò tame ɖo mɔ,
si nèto la ŋu. Trɔ gbɔ, ɖetugbi
Israel, trɔ gbɔ, va wò du siawo
me! 22 Xekaɣi nanɔ tsa glãla tsam
ase ɖo, wò nyɔnu dzego? Ela-
bena Yehowa le nu yeye wɔ ge
le anyigba dzi: Nyɔnu aɖe to ɖe
ŋutsu.

23 Ale Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ esi: Ne megaɖo
wò te la, ekema woagblɔ nya sia
le Yuda-nyigba dzi kple eƒe du-
wo me bena: Yehowa ayra wò,
wò dzɔdzɔenyenye nɔƒe, wò to kɔ-
kɔe! 24 Eye Yuda kple eƒe du-
wo katã anɔ edzi hekpe ɖe agble-
delawo kpakple amesiwo hona
kple lãhawo la ŋu. 25 Elabena
[i]mafa dzi na luʋɔ, siwo ŋu nu te,
eye maɖi ƒo na luʋɔ, siwo nu ti
kɔ na. 26 Esia ta menvɔ ɖo, eye
mekpɔ be, nye alɔ̃ la vivi nam.

27 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, eye mafã amegbetɔwo
kple lãwo ƒe nuku ɖe Israel ƒe
aƒe kple Yuda ƒe aƒe la me. 28 Eye
alesi menɔ ŋute ɖe wo ŋu, be
malã wo, maho wo, magbã wo,
magblẽ wo, eye matsrɔ̃ wo la, ne-
nema manɔ ŋudzɔ ɖe wo ŋu, be
matso wo, eye maɖe woƒe agunu
to, Yehowa ye gblɔe. 29 Le ŋke-
ke mawo me la womagagblɔ azɔ
be: „Fofowo ɖu weintsetse hɔhlɔ̃e,
eye aɖu nyɔ viwo" o;[l] 30 ke boŋ
amesiame aku ɖe eya ŋutɔ ƒe vo-
dada ta, eye amesi ɖu weintsetse
hɔhlɔ̃e la, eyae aɖu anyɔ.

**Nyagblɔɖi le nubabla yeyea ŋuti.**

31 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, eye mabla nu yeye kple
Israel ƒe aƒe kpakple Yuda ƒe aƒe.[o]
32 Manɔ abe nusi mebla kple
wo fofowo le gbesigbe melé woƒe
alɔnu, be makplɔ wo tso Egipte-
nyigba dzi, nubabla, si wotu, eye
nye hã megbe wo la ene o, Ye-
howa ye gblɔe; 33 ke boŋ [p]nusi
mele babla ge kple Israel ƒe aƒe
la le ŋkeke siawo megbe la, enye

[a] Yes. 54, 13; Heb. 10, 16. 17.
[b] kp. 1.
[d] Yes. 49, 15.
[e] Hos. 11, 8.
[f] 33, 8; Yes. 43, 25.
[g] 33, 26.
[h] Ro. 11, 1.
[i] Mat. 11, 28.
[k] Zax. 14, 10.
[l] Kony. 5, 7; Xez. 18, 2.
[n] Fia. II. 25, 1. 2.
[o] Heb. 8, 8–12.
[p] Ro. 11, 27.
[r] 21, 7; 27, 6.

esi: [a]Matsɔ nye se la ade woƒe
dɔ me, eye maŋlɔe ɖe woƒe dzi
ŋu, manye Mawu na wo, eye [b]woa-
wo nanye nye dukɔ, Yehowa ye
gblɔe. 34 Amea ɖeke magafia nu
xɔlɔ̃via kple nɔvia agblɔ be: „Dze
si Yehowa" o, elabena wo katã
woadze sim tso ɖeviwo dzi vaseɖe
tsitsiawo dzi, Yehowa ye gblɔe;
elabena [f]matsɔ woƒe vodadawo
ake wo, eye nyemagaɖo ŋu woƒe
nuvɔ̃wo azɔ o. 35 Ale Yehowa
gblɔ esi; eya amesi wɔ ɣe, ne
wòaklẽ le ŋkeke me, eye wòɖo
na ɣleti kple ɣletiviwo be, woaklẽ
le zã me, eya amesi de adã ta me
na atsiaƒu, be eƒe tsotsoewo na-
dze agbo la, eŋkɔ enye Yehowa
Zebaot: 36 Ne [g]ɖoɖo siawo te ɖa
le ŋkunye me la, ekema [h]Israel-
ƒome la hã nu atsi, maganye dukɔ
le ŋkunye me akpɔ gbeɖe o, Ye-
howa ye gblɔe. 37 Yehowa be:
Ne woate ŋu adzidze dziƒowo le
dzi me, eye woate ŋu adzro anyi-
gba ƒe agunu me akpɔ le anyi me
la, ekema nye hã matsɔ Israel ƒe
ƒome blibo la aƒu gbe le nusiwo
katã wowɔ la ta, Yehowa ye gblɔe.

38 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, eye woatso du la na Ye-
howa tso Xananeel ƒe xɔ tsrala
gbɔ vaseɖe dzogoe gbo la nu.[k]
39 Eye dzidzeka agato Gareb ƒe
togbɛ dzi tẽ ahanyẽ kpo aɖo ta
Goa. 40 Eye ame kuku balime,
dzowɔ balime blibo la kpakple
agblewo katã ɖake ɖe Kidron-
toʋu la nu vaseɖe sɔgbo la ƒe
dzogoe dzi anɔ kɔkɔe na Yehowa;
womagagblẽe azɔ o, eye woma-
gagbãe aƒu anyi akpɔ gbeɖe o.

**Yeremya ƒle agblea ɖe abe tɔtrɔgbɔ tso Babel ƒe dzesi ene.**

32. Yehowa ƒe gbe, si va na
Yeremya le Yuda-fia Zede-
kiya ƒe ƒe ewolia, si nye Nebukad-
nezar ƒe ƒe wuienyilia me la, enye
si: 2 Xemaɣi [n]Babel-fia ƒe aʋakɔ
de to ɖe Yerusalem, eye woɖe
nyagblɔɖila Yeremya gaxɔ ɖe dzɔ-
lawo ƒe xɔxɔnu, si le Yuda-fia ƒe
me. 3 Elabena Yuda-fia Zedekiya
ye dee gaxɔ me gblɔ bena: Nu-
kaŋuti nègblɔ nya ɖi be: „Ale
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, [r]matsɔ
du sia ade asi na Babel-fia, eye
wòaxɔe; 4 Yuda-fia Zedekiya ma-

ge le Kaldeatɔwo si me o, ke boŋ
woatsɔe ade asi na Babel-fia ko-
koko, eye wo kpakplii woaƒo nu
kple wo nɔewo, eye woakpɔ wo
nɔewo ŋku me; 5 akplɔ Zedekiya
ayi Babel, eye wòatsi afima, va-
sede esime [b]mado ŋku edzi, Ye-
howa ye gblɔe; ne miewɔ ʋa
kple Kaldeatɔwo la, madze edzi
na mi o."
6 Eye Yeremya gblɔ be: Ye-
howa ƒe gbe va gbɔnye bena:
7 Kpɔ da, tɔwòɖia Salum vi Xa-
nameel le gbɔwò va ge agblɔna
wò bena: Xɔ nye agble, si le
Anatot la ƒle, elabena [e]wò nya
wònye, be naxɔe aƒle. 8 Tete tɔ-
nyeɖia vi Xanameel va gbɔnye
le dzɔlawo ƒe xɔxɔnu, abe alesi
Yehowa gblɔ ene, eye wògblɔ
nam bena: Xɔ nye agble, si le
Anatot le Benyamin-nyigba dzi
la ƒle, elabena tɔwòe nye dome-
nyinyi la, eye exɔxɔ la, wò nya
wònye; xɔe ƒle. Eye medze sii
bena, Yehowa ƒe nya wònye. 9 Ale
meƒle agble, si le Anatot la le
tɔnyeɖia vi Xanameel si, eye me-
da klosalo sekel wuiadre nɛ. 10
Meŋlɔe ɖe agbalẽ me, eye me-
tre enu, meɖe ɖasefowo, eye me-
da ga la le nudanu me. 11 Eye
metsɔ asinyigbalẽ, si nu wotre,
kple esi le ʋuʋu, seawo kple ɖo-
ɖoawo 12 ɖe asi na Maxseya vi
Neriya ƒe vi Barux le nye tɔɖia-
yɔvi Xanameel kple ɖasefoawo,
amesiwo ŋlɔ ŋkɔ ɖe asinyigbalẽa
te la ŋku me kpakple le Yudatɔ,
siwo katã le dzɔlawo ƒe xɔxɔnua
la ŋku me, 13 eye meɖe se na
Barux le wo ŋku me bena: 14 Ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Tsɔ agbalẽ siawo,
asinyigbalẽ, si nu wotre kple esi
le ʋuʋu la siaa ɖe ze me, ne woa-
nɔ anyi eteƒe nadidi. 15 Elabena
ale Yehowa Zebaot, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Woagaƒle xɔwo,
agblewo kple weingblewo le anyi-
gba sia dzi.

**Yeremya do gbe ɖa, eye Mawu gaɖo ŋugbe nɛ le Israel ƒe ɖeɖe ŋuti.**

16 Eye esi metsɔ asinyigbalẽ
la na Barux, Neriya vi la megbe
la, medo gbe ɖa na Yehowa gblɔ
bena: 17 Oo, Aƒetɔ Yehowa, [k]ètsɔ
wò ŋusẽ gã kple wò alɔ, si le dzi
la, wɔ dziƒo kple anyigba, [l]nane-
ke mekpe na wò akpa o, 18 [a]wò
amesi ve ame akpe nanewo nu,
eye nèɖo fofowo ƒe yodadawo teƒe
ɖe akɔ me na wo viwo le wo me-
gbe, wò Mawu gã ŋusẽtɔ, si ŋkɔ
nye Yehowa Zebaot; 19 amesi ƒe
aɖaŋudeɖe kpe, eye eƒe nuwɔwɔ
sɔ gbɔ, wò amesi ƒe ŋkuwo le te
ɖe amegbetɔviwo ƒe mɔwo katã
ŋu, ne nawɔ na amesiame le eƒe
[d]mɔwo kple eƒe nuwɔnawo ƒe
kutsetse nu; 20 wò amesi wɔ dze-
siwo kple nukunuwo le Egipte-
nyigba dzi ɖe Israel kple ame-
gbetɔwo siaa nu vaseɖe egbe, eye
nèɖe ŋkɔ ɖokuiwò ŋu, abe alesi
wòle egbe siawo ene, 21 ètsɔ dze-
siwo kple nukunuwo, asi sesẽ
kple alɔ, si le dzi, kpakple ŋɔdzi
gã kplɔ wò duko tso Egipte-nyi-
gba dzi, 22 eye nètsɔ anyigba
sia na wo, si ŋu nèka atam ɖo
na wo fofowo be, yeatsɔ anyigba,
si dzi notsi kple anyitsi bɔ ɖo la,
na wo. 23 Eye wova hexɔe wò-
nye wo tɔ, ke wogbe toɖoɖo wò
gbe, womezɔ ɖe wò seawo nu o,
eye womewɔ nusiwo katã ŋu nè-
ɖe se le na wo la o; eyata nèna
dzɔgbevɔ̃e siawo katã va wo dzi
ɖo. 24 Kpɔ da, kpoƒuƒu va keke
dua ŋu ke, ne woaxɔe, eye woa-
tsɔ du la ade asi na Kaldeatɔ,
siwo le ʋa wɔm kplii, le yi, dɔ-
wuame kple dɔvɔ̃ ta; nya, si nè-
gblɔ la, va me, eye nèle ekpɔm
tso, 25 hafi wò, Aƒetɔ Yehowa,
nègagblɔ nam be: Tsɔ klosalo na-
ƒle agblee, eye naɖo ɖasefowo
eŋu, evɔ wònye wole du la tsɔ
ge ade asi na Keldeatɔwo hafi!
26 Tete Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya bena: 27 Kpɔ ɖa, nyee
nye Yehowa, ŋutilãwo katã ƒe
[f]Mawu; [g]ɖe mado kpo nanea?
28 Eyata ale Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, matsɔ du sia ade asi na
Kaldeatɔwo kple Babel-fia Nebu-
kadnezar, ne wòaxɔe.[h] 29 Eye
Kaldeatɔ, siwo le ʋa wɔm kple
du sia la, age ɖe eme, woatɔ dzo
du sia, eye eya kple xɔ, siwo
[i]ta me wodo dzudzɔ na Baal, eye
woƒo tsi ɖe anyi na mawu tutɔwo
le, ne woatsɔ ado dzikui nam la,
afiã. 30 Elabena Israel-viwo kple
Yuda-viwo le nu vɔ̃ɖi ɖeɖe sɔŋ
wɔwɔ dzi le ŋkunye me tso woƒe
ɖevime ke, elabena Israel-viwo

[a] Mo.II.20,5.6.
[b] 52, 11.
[d] Ro. 2, 6.
[e] Mo.III.25,25; Rut 4, 3. 4.
[f] Mo.IV.16,22.
[g] kp. 17.
[h] kp. 3.
[i] 19, 13.
[k] 27, 5.
[l] Lu. 1, 37.

tsɔ wo∫e asinudɔwɔwɔwo do dzi-
ku nam, Yehowa ye gblɔe. 31 Ela-
bena du sia do dɔmedzoe kple
dziku nam tso gbesigbe wotsoe
vasede egbe, ale be mele ede ge
da le ŋkunye me kokoko, 32 le
Israel-viwo kple Yuda-viwo, wo∫e
fiawo kple wo∫e amegãwo, wo∫e
nunɔlawo kple wo∫e nyagblɔdila- a 29, 14; 30, 3.
wo, Yuda-ŋutsuwo kple Yerusa-
lemtɔwo ∫e nu vɔ̃di, siwo katã
wowɔ, ne woatsɔ ado dzikui nam
la ta. 33 Wotrɔ ʋume dem, eye
menye ŋku me o, womedo to o,
eye wodo toku amehehe, evɔ wò- b 32, 2.
nye wofia nu wo daa atradi hafi.
34 [d]Wotsɔ wo∫e ŋunyɔnuwo do d 7, 30; Fia. II. 21, 4. 5.
a∫e, si ŋu woyɔ nye ŋkɔ do la
me, ne woagblẽ kɔ do nɛ. 35 Wo-
wɔ nuxe∫ewo na Baal de Ben-
Hinom-bali la me, ne woakɔ wo∫e
ŋutsuviwo kple wo∫e nyɔnuviwo
ŋu na Molox, nusi nyemedo na
wo alo wòayi nye ta me va ge, e Yes. 22, 10.
be woawɔ ŋunyɔnu sia ahatsɔ
ble Yuda ade nuvɔ̃ me o.[f] f 7, 31; 19, 5.
36 Eyata ale Yehowa, Israel ∫e
Mawu la, gblɔ de du, si ŋu mia-
wo miele gbɔgblɔm le be, woa-
tsɔe ade asi na Babel-fia to yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ dzi la ŋuti
enye si: 37 Kpɔ da, ma∫o wo nu
∫u atso anyigbawo katã dzi, afisi
menyã wo do do le nye dɔme-
dzoe kple nye dziku kpakple
nye nyanyrã gã me, magakplɔ
wo ava te∫e sia, eye woanɔ anyi g 29, 14; 30, 3.
bɔkɔɔ, 38 woanye dukɔ nam, eye
manye Mawu na wo.[h] 39 Mana h 24, 7; 30, 22; 31, 1. 33.
dzi deka kple mɔ deka wo, ne
woavɔ̃m ɣeawo katã ɣi hena woa- i 31, 34.
wo ŋutɔ kple wo megbeviwo ∫e
nyuie.[k] 40 Mabla nu mavɔ kpli wo, k Xez. 36, 27.
ale be nyemadzudzɔ nyuiwɔwɔ
na wo o. Made ŋunye vɔvɔ̃ wo∫e
dzi me, be womagate da le ŋu-
nye o. 41 Makpɔ dzidzɔ le nyui-
wɔwɔ na wo ŋu, eye made wo∫e
agunu to de anyigba sia dzi le
nyate∫e me tso nye dzi blibo kple
nye luʋɔ blibo me. 42 Elabena
ale Yehowa gblɔ esi: Alesi mehe
dzɔgbevɔ̃e gã siawo katã va dukɔ
sia dzii la, nenema ke mahe nyui,
siwo katã ŋu me∫o nu le la, ava
wo dzii. 43 Eye woaga∫le agble
le anyigba sia, si ŋu miawo miele
gbɔgblɔm le be, ezu gbegbe, ela- l 7, 34.
bena amegbetɔ kple lãwo megali
o, eye wotsɔe de asi na Kaldea-
tɔwo la dzi. 44 Woagatsɔ ga a∫le
agblewoe le Benyamin-nyigba dzi
kple Yerusalem-nutowo me le
Yuda-duwo kple to dzi duwo me,
le bali me duwo kple dzieheduwo
me, woade wo agbalẽ me, eye
woatre enu ahado dasefowo wo
ŋu; elabena [a]magado wo te, Ye-
howa ye gblɔe.

Nyagblɔdi le Israel ∫e dede tso Babel ŋuti.

33. Eye Yehowa ∫e gbe va na
Yeremya zi evelia, esime
wòle gaxɔ me le dzɔlawo ∫e [b]xɔ-
xɔnu bena: 2 Ale Yehowa, amesi
wɔa nu, Yehowa, amesi doa tame,
eye wòwɔnɛ dea goe, eya amesi
ŋkɔ nye Yehowa la, gblɔ esi:
3 Yɔm, ekema matɔ na wò, eye
made nu gã kako, siwo mènya o
la, afia wò. 4 Elabena ale Yeho-
wa, Israel ∫e Mawu la, gblɔ de
du siawo me [e]xɔwo kple Yuda-fia-
wo ∫e xɔwo, siwo wogbã ∫u anyi
le kpo∫u∫uawo kple yi ta la ŋuti
enye si: 5 Elabena wova, be woa-
wɔ aʋa kple Kaldeatɔwo, ne woa-
tsɔ amegbetɔ, siwo mewu le nye
dɔmedzoe kple nye dziku me la
∫e kukuawo ayɔ wo me fũ, le esi
meɣla nye ŋku me de du sia le
wo∫e nu vɔ̃di wɔwɔwo katã ta la
ŋuti: 6 Kpɔ da, mayɔ dɔ wo, eye
mahaya wo, eye mana ŋutifafa
kple nyate∫e wo fũ, 7 mana Yuda
kple Israel ∫e [g]aboyomewo naga-
trɔ agbɔ, eye mado wo te abe tsã
ene, 8 eye maklɔ wo ŋu tso wo∫e
vodada, siwo katã wotsɔ wɔ nuvɔ̃
de ŋunye la me, eye [i]matsɔ wo∫e
vodada, siwo katã wotsɔ wɔ nuvɔ̃
de ŋunye, eye wodze aglã de ŋu-
nye la, ake wo. 9 Eye woanye
dzidzɔ ŋkɔ, kafukafu kple adegbe-
∫o∫o nam le anyigba dzi dukɔwo
katã dome, amesiwo ne wose nu
nyui, siwo katã mawɔ na wo ŋkɔ
la, ŋɔdzi alé wo, eye woadzo nya-
nyanya le nu nyui kple ŋutifafa,
siwo katã mena wo la ŋuti.
10 Ale Yehowa gblɔ esi: Te∫e
sia, si ŋu miele gbɔgblɔm le be,
ezu a∫edo, amegbetɔwo kple lã-
wo megali o, Yuda-duwo kple Ye-
rusalem-kpɔdomeewo tsi ∫u∫lu,
eye amegbetɔwo kple lãwo me-
gali o la, 11 afima [l]woase aseye-
tsogbe kple dzidzɔgbe, ŋugbetɔ-

srɔ̃ ƒe gbe kple ŋugbetɔ ƒe gbe,
amesiwo le gbɔgblɔm be: [a]„Mi-
kafu Yehowa Zebaot, elabena Ye-
howa ƒe dɔme nyo, eye eƒe ame-
nuveve li tegbee“ la ƒe gbe le;
elabena magaḍo anyigba la te abe
tsã ene, Yehowa ye gblɔe. 12 Ale
Yehowa Zebaot gblɔ esi: Teƒe
sia kple eƒe duwo katã, siwo zu
aƒedo, eye amegbetɔwo kple lãwo
vɔ li la, aganye lãnyiƒe na lã-
kplɔviwo, eye lãhawo atsyɔ akɔ
ḍi; 13 eye [d]alẽwo agato wo xlẽla
ƒe asi te ayi le to dzi duwo, bali
me duwo kple dzieheduwo me le
Benyamin-nyigba dzi kple Yeru-
salem-nutowo kple Yuda-duwo
me, Yehowa ye gblɔe.

Nyagblɔḍi le Mesia ŋuti.

14 Yehowa be: Kpɔ ḍa, ŋkeke
li gbɔna, eye mawɔ nya nyui, si
megblɔ ḍe Israel ƒe aƒe kple Yuda
ƒe aƒe ŋu la dzi. 15 Le ŋkeke
mawo me le ɣemaɣi la mana ati-
dzedze dzɔdzɔe nadze na Dawid,
eye wòawɔ nu dzɔdzɔe, si le eteƒe
le anyigba dzi.[f] 16 Le ŋkeke ma-
wo me la woaḍe Yuda, eye [g]Ye-
rusalem [h]anɔ anyi bɔkɔɔ, eye ŋkɔ,
si woayɔ ne la, anye „Yehowa
míaƒe dzɔdzɔenyenye.“ 17 Ale Ye-
howa gblɔ esi: Dawid ƒe amesi
abɔbɔ nɔ Israel ƒe fiazikpui dzi
la, mave gbeḍe o;[k] 18 eye ame-
si asa numevɔ, atɔ dzo nuḍuvɔ,
eye wòasa akpeḍavɔ le ŋkunye
me ɣesiaɣi la, mave le nunɔla,
siwo nye Lewi-viwo dome gbe-
ḍe o.

Nyagblɔḍi le Mawu ƒe nubabla mavɔ la ŋu.

19 Eye Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya bena: 20 Ale Yehowa
gblɔ esi: Ne miate ŋu atu nye
nusi mebla kple ŋkeke kple zã,
ale be ŋkeke kple zã maganɔ anyi
le wo ŋɔli o la,[p] 21 ekema nye
nusi mebla kple nye dɔla Dawid
la atu, ale be via ḍeke manɔ esi,
si anye fia ḍe eƒe fiazikpui dzi
o; nenema ke nye nusi mebla
kple nunɔla, siwo nye Lewi-viwo,
amesiwo le subɔyem la, hã atui.
22 Alesi [s]dzifo ŋu nuwo mele xexlẽ
me o, eye ƒutake mele dzidze me
o la, nenema ke madzi nye dɔla
Dawid kple nye subɔla Lewi-vi-
wo ƒe ƒome ḍe dzii.
23 Eye Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya bena: 24 Mèdze si nya,

[a] Ps. 106, 1; Ezra 3, 11.
[b] kp. 20.
[d] 32, 44.
[e] 32, 44.
[f] 23, 5; Yes. 4, 2.
[g] 23, 6.
[h] Mo. V. 33, 28.
[i] 32, 4.
[k] Sam. II. 7, 12; Fia. 1. 9, 5.
[l] 52, 11.
[n] Kron. II. 16, 14.
[o] Yer. 22, 18.
[p] 31, 35. 36.
[r] Fia. II. 25, 1.
[s] Mo. 1. 15, 5; 22, 17.
[t] kp. 14.

si gblɔm dukɔ sia le bena: „Ye-
howa gbe ƒome eve, si wòtia“ la
oa? Ale wole alɔme ḍem le nye
dukɔ ŋu, eye megaḍi dukɔ le wo
ŋku me o. 25 Ale Yehowa gblɔ
esi: Ðe nye nusi mebla kple ŋkeke
kple zã meli ke, eye meḍo dziƒo
kple anyigba ƒe ḍoḍowo o la,[b]
26 anye ne magbe Yakob kple
nye dɔla Dawid ƒe ƒome, ale be
nyemaḍe dziḍula tso eƒe ƒome
aḍo Abraham, Isak kple Yakob ƒe
ƒome la nu o. Elabena [e]megale
wo ḍo ge te, eye makpɔ nubla-
nui na wo.

Mawu ƒe tohehe ava Zedekiya kple dukɔ la dzi le se la dzidada ŋuti.

**34.** Yehowa ƒe gbe, si va na Ye-
remya, esime Babel-fia Ne-
bukadnezar kple eƒe aʋakɔ blibo
la, anyigba dzi fiaḍuƒe, siwo katã
nye eteviwo, kple dukɔwo katã
le aʋa wɔm kple Yerusalem kpa-
kple eƒe duwo katã la, enye si:
2 Ale Yehowa, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Yi ḍagblɔ na Yuda-fia
Zedekiya bena: Yehowa be: Kpɔ
ḍa, matsɔ du sia ade asi na Babel-
fia, ne wòatɔ dzoe. 3 Màge le
esi me o, ke boŋ woalė wò atsɔ
ade asi ne kokoko, wò [i]ŋkuwo
akpɔ Babel-fia ƒe ŋkuwo, miaƒo
nu kple mia nɔewo, eye àyi Babel.
4 Ke Yuda-fia Zedekiya se Ye-
howa ƒe nya. Ale Yehowa gblɔ
ḍe ŋuwò enye si: [l]Yi mawu wò
o; 5 ke boŋ àku le ŋutifafa me,
eye [n]woaḍo dzo na wò abe fofo-
wò, fia xoxoawo, amesiwo do ŋgɔ
na wò la ƒe ame kuku dzo ene, eye
[o]woafa na wò be „ao, aƒetɔ“; nyee
gblɔ nya sia, Yehowa ye gblɔe.
6 Eye nyagblɔḍila Yeremya gblɔ
nya siawo katã na Yuda-fia Ze-
dekiya le Yerusalem, 7 esime Ba-
bel-fia ƒe aʋakɔ le aʋa wɔm [r]kple
Yerusalem kple Yuda-du, siwo
katã kpɔtɔ ḍi, siwo nye Laxis kple
Aseka; elabena woawo nye du
sesẽwo kpɔtɔ le Yuda-duwo dome.
8 Eye Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya, esime fia Zedekiya bla
nu kple dukɔ, si le Yerusalem la,
be wòaḍe gbe fã ablɔḍe na wo
megbe,[t] 9 ne amesiame naḍe asi
le kluvi kple kosivi, siwo nye He-
britɔwo la ŋu, be amea ḍeke ma-
gana nɔvia Yudatɔ nawɔ kluvidɔ

nɛ o. 10 Amegãwo katã kple dukɔ
blibo la ɖo to, eye woɖo nubabla
me be, yewo dome amesiame naɖe
asi le efe kluvi kple kosivi ŋu, a 37, 8.
ne womagawɔ kluvidɔ na yewo
azɔ o; eye woɖo to ħeɖe asi le
wo ŋu. 11 Ke emegbe la woga-
kplɔ kluviawo kple kosiviawo, si-
wo ŋu woɖe asi le la vɛ, eye wozi
wo dzi be, woanye kluviwo kple
kosiviwo. 12 Tete Yehowa fe gbe
va na Yeremya bena: 13 Ale Ye-
howa, Israel fe Mawu la, gblɔ esi:
Mebla nu kple mia fofowo le gbe-
sigbe mekplɔ wo tso Egipte-nyi- b Kron. I. 2, 55.
gba dzi tso kluvinyenye fe me la
gblɔ bena: 14 Le fe adre megbe
la mia dome amesiame naɖe asi
le nɔvia Hebritɔ, si tsɔ eɖokui fle
nɛ la ŋuti; nesubɔ wò fe aɖe,
emegbe naɖe asi le eŋu wòadzo
le gbɔwò. Ke mia fofowo meɖo
tom o, eye womefu to anyi o.d d Mo. II. 21, 2; Mo. V. 15, 12.
15 Miawo mietrɔ egbe siawo, eye
miewɔ nusi nyo le ŋkunye me,
be mieɖe gbe fã ablɔɖe na mia
haviwo, eye miebla nu le ŋkunye
me le afe, si ŋu woyɔ nye ŋkɔ
ɖo la me. 16 Emegbe miegatrɔ,
eye miegblẽ kɔ ɖo na nye ŋkɔ,
mia dome amesiame gakplɔ efe
kluvi kple kosivi, siwo ŋu mieɖe e Fia. II. 10, 15. 23.
asi le, abe alesi woɖi ene la vɛ,
eye miezi wo dzi, be woanye klu-
viwo kple kosiviwo na mi. 17
Eyata ale Yehowa gblɔ esi: Mie-
ɖo tom, be mia dome amesiame
naɖe gbe fã ablɔɖe na nɔvia
kple ehavi o, eyata ale Yehowa
gblɔ esi: Maɖe gbe fã ablɔɖe
na mi hena yi, dɔvɔ̃ kple dɔ-
wuame, eye matsɔ mi awɔ ŋɔ-
dzidonu na anyigba dzi fiaɖufewo
katã. 18 Eye mawɔ ŋutsu, siwo
tu nye nubabla la, amesiwo me-
wɔ nusi wobla le ŋkunye me fe
nyawo dzi o la, abe nyivi, si me
wofe ɖe eve, eye fwoto efe akpaa- f Mo. I. 15, 10. 17.
wo dome yi la ene. 19 Yuda-
amegãwo kple Yerusalem-amegã-
wo, afedzikpɔlawo, nunɔlawo kple
anyigba dzi dukɔ blibo la, ame-
siwo to nyivi la fe akpaawo do-
me yi la, 20 matsɔ woamawo aɖe
asi na wofe futɔwo kple wofe ku-
dilawo, eye gwofe kukuawo anye g 7, 33.
nuɖuɖu na dzifoxewo kple anyi-
gba dzi lãwo. 21 Matsɔ Yuda-fia
Zedekiya kple efe amegãwo aɖe
asi na wofe futɔwo kple wofe
kudilawo kpakple Babel-fia fe
aʋakɔ, si dzo le mia ŋu la. 22 Ye-
howa be: Kpɔ ɖa, made se awoa-
trɔ agbɔ va du sia ŋu, ne woawɔ
aʋa kplii axɔe, atɔ dzoe, eye ma-
na Yuda-duwo nazu gbegbe kple
afeɖo.

**Mawu fe dukɔ la fe ŋutikɔkɔe le fukpekpe megbe.**

**35.** Yehowa fe gbe, si va na
Yeremya le Yuda-fia Yoya-
kim, Yosiya vi ŋɔli la, enye si:
2 Yi bRexab viwo fe me, fo nu
kpli wo, eye nakplɔ wo ayi Ye-
howa fe me xɔwo dometɔ ɖeka
me, eye nana wein wo woano.
3 Tete meɖakplɔ Xabazinya vi
Yeremya fe vi Yaasanya kple nɔ-
viawo kple viawo katã kpakple
Rexab viwo fe afe blibo la 4 yi
Yehowa fe me ɖe Mawu fe ame
Yigdalya vi Xanan viwo fe xɔ,
si xe ɖe amegãwo fe xɔ ŋu le
kpuinudzɔla Salum fe vi Maaseya
fe xɔ fe dzigbe gome la me. 5 Eye
metsɔ weingo, si yɔ taŋ, kple kplu-
wo ɖo Rexab viwo fe afe la kɔme
gblɔ na wo bena: Mino wein!
6 Ke woɖo ŋu bena: Míele wein
no ge o, elabena mía fofo eYona-
dab, Rexab vi, ɖe se na mí bena:
Mia kple mia viwo migano wein
gbeɖe o; 7 migatu xɔ o, migafã
nuku o, eye migaɖe weingble alo
ɖe nanye mia tɔ o; ke boŋ minɔ
agbadɔwo me le miafe agbe me
ŋkekewo katã me, ne mianɔ agbe
etefe nadidi le anyigba, si dzi
mienye amedzro le la dzi. 8 Míeɖo
to mía fofo Yonadab, Rexab vi
fe gbe le nusiwo katã ŋu wòɖe
se na mí le me, ale be mía kple
mía srɔ̃wo, mía ŋutsuviwo kple
mía nyɔnuviwo míeno wein le
míafe agbe me ŋkekewo katã me
o; 9 míetu xɔwo, be mianɔ wo me
o, eye weingblewo, agblewo kple
nukuwo mele mía si o; 10 ke boŋ
míele agbadɔwo me, míeɖo to,
eye míewɔ nusiwo katã ŋu mía
fofo Yonadab ɖe se na mí le la.
11 Ke esi Babel-fia Nebukadnezar
ho va anyigba dzi la, míegblɔ be-
na: Mina míayi Yerusalem le Kal-
deatɔwo fe aʋakɔ kple Aramtɔwo
fe aʋakɔ ta; ale míeva le Yeru-
salem.

12 Eye Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya bena: 13 Ale Yehowa a 32, 12.
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Yi ḍagblɔ na Yuda-ŋutsuwo
kple Yerusalemtɔwo bena: Yeho-
wa be: Ḍe miagbe toḍoḍo tohehe
kple nye nyawo sesea? 14 Wowɔ
Yonadab, Rexab vi ƒe se, si wòde
na viawo be, womegano wein o
la dzi, eye womenoe o vaseḍe
egbe, elabena woḍo to wo fofo ƒe
sedede. Nye la meƒo nu kpli mi
ḍaa atraḍi, gake miegbe toḍoḍom.
15 Meḍo nye dɔla nyagblɔḍilawo b kp. 3.
katã ḍe mi ḍaa atraḍii gblɔ bena:
dMia dome amesiame netrɔ tso eƒe d 25, 4–7.
mɔ vɔ̃wo dzi, miḍɔ miaƒe nuwɔ-
nawo ḍo, eye migadze mawu tu-
tɔwo yome, ne miasubɔ wo o;
ekema mianɔ anyigba, si metsɔ
na mia kple mia fofowo la dzi;
ke mieƒu to anyi o, eye miegbe
toḍoḍom. 16 Rexab vi Yonadab
ƒe viwo wɔ wo fofo ƒe se, si wòde
na wo la dzi, ke dukɔ sia meḍo
tom o! 17 Eyata ale Yehowa,
Mawu Zebaot, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Kpɔ ḍa, mahe dzɔgbe-
vɔ̃e, siwo katã megblɔ ḍe Yuda
kple Yerusalemtɔwo katã ŋu la,
ava wo dzi, elabena emeƒo nu kpli e 7, 13.
wo, ke womesee o, meyɔ wo, ke
wometɔ o. 18 Eye Yeremya gblɔ
na Rexab viwo ƒe aƒe la bena:
Ale Yehowa Zebaot, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Esi mieḍo to mia
fofo Yonadab ƒe se la, mielé eƒe
seawo katã me ḍe asi, eye miewɔ,
abe alesi wòde se na mi ene la,
19 eyata ale Yehowa Zebaot, Is-
rael ƒe Mawu la, gblɔ esi: Rexab
vi Yonadab ƒe amesi atsi tre ḍe
ŋkunye me la, mave akpɔ o.

Woƒiã Yeremya ƒe nyagblɔḍigbalẽwo; gake egaŋlɔ wo yeye le aƒetɔ la ƒe nya nu.

**36.** Eye Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya le Yuda-fia Yoya-
kim, Yosiya vi ƒe ƒe fenelia me f 26, 1.
bena: 2 Tsɔ agbalẽ naŋlɔ nya, si-
wo katã megblɔ na wò ḍe Israel
kple Yuda kpakple dukɔwo katã
ŋu tso esime meḍe asi nuƒoƒo me
kpli wò tso Yosiya ŋɔli vaseḍe
egbe la, ḍe eme. 3 gAmea ḍe me- g 26, 3.
nya nu o Yuda ƒe aƒe la ase vɔ̃,
siwo katã meḍo be, mawɔ wo la,
eye amesiame atrɔ tso eƒe mɔ
vɔ̃wo dzi, eye matsɔ woƒe vodada-
wo kple woƒe nuvɔ̃wo ake wo.
4 Tete Yeremya yɔ aBarux, Ne-
riya vi, eye Barux ŋlɔ Yehowa ƒe
nya, siwo katã wògblɔ nɛ la, tso
Yeremya nu ḍe agbalẽ me. 5 Eye
Yeremya de se na Barux bena:
Mele ga me, nyemate ŋu ayi Ye-
howa ƒe me o. 6 Eyata yi naḍa-
xlẽ agbalẽ sia, Yehowa ƒe nya,
siwo nèŋlɔ tso nunye me la, ḍe
dukɔ la ƒe to me le Yehowa ƒe
me le nutsidɔgbe, eye naxlẽe ḍe
Yuda blibo, si tso woƒe duwo me
va la hã ƒe to me. 7 bAmea ḍe
menya nu o woatsɔ kokoƒoƒo abɔ-
bɔ wo ḍokui ḍe anyi le Yehowa
ŋku me, eye amesiame atrɔ tso
eƒe mɔ vɔ̃wo dzi, elabena dɔme-
dzoe kple dziku, si ŋu Yehowa
ƒo nu le na dukɔ sia la teƒe mekɔ
o. 8 Tete Barux, Neriya vi, wɔ
abe alesi nyagblɔḍila Yeremya
de se nɛ be, wòaḍaxlẽ Yehowa ƒe
nya tso agbalẽ la me le Yehowa
ƒe me la ene.
9 Le Yuda-fia Yoyakim, Yosiya
vi ƒe ƒe atɔ̃lia me le dzinu asie-
kelia dzi la woḍe gbe ƒã nutsitsi-
dɔ le Yehowa ŋku me na dukɔ
blibo, si le Yerusalem, kple dukɔ,
siwo katã tso Yuda-duwo me va
Yerusalem. 10 Eye Barux xlẽ
Yeremya ƒe nyawo le agbalẽ la
me ḍe dukɔ blibo la ƒe towo me
le agbalẽŋlɔla Gemarya, Safan vi
ƒe xɔ me le xɔxɔnu dzigbetɔ le
Yehowa ƒe aƒe ƒe agbo yeyea nu.
11 Eye Safan vi Gemarya ƒe vi
Mixaya se Yehowa ƒe nyawo katã
tso agbalẽ la me. 12 Tete wòyi
agbalẽŋlɔla ƒe xɔ me le fia ƒe me,
eye kpɔ ḍa, amegãwo katã bɔbɔ
nɔ afima: agbalẽŋlɔla Elisama,
Delaya, Semaya vi, Elnatan, Ax-
bor vi, Gemarya, Safan vi, kple
Zedekiya, Xananya vi, hekpe ḍe
amegãwo katã ŋu. 13 Eye Mixaya
gblɔ nya, siwo katã wòse, esime
Barux xlẽ agbalẽ la ḍe dukɔa ƒe
to me la na wo. 14 Tete amegã-
wo katã ḍɔ Kus vi Selemya ƒe vi
Netanya ƒe vi Yehudi ḍo ḍe Ba-
rux gblɔ bena: Tsɔ agbalẽ, si nè-
xlẽ ḍe dukɔa ƒe to me la, ḍe asi
nava! Eye Barux, Neriya vi, tsɔ
agbalẽ la ḍe asi heva wo gbɔ.
15 Eye wogblɔ nɛ bena: Bɔbɔ nɔ
anyi naxlẽe ḍe to me na mí! Eye
Barux xlẽe ḍe to me na wo.

16 Esi wose nya siawo katã la, dzi-
dzi ƒo wo, wode asi wo nɔewo ƒe
ŋku me kpɔkpɔ me, eye wogblɔ
na Barux bena: Mídato nya sia-
wo katã na fia la kokoko. 17 Eye
wobia Barux bena: Gblɔ alesi nè-
wɔ hafi ŋlɔ nya siawo katã tso
enu me la na mí. 18 Barux ɖo
ŋu na wo bena: Etsɔ eƒe nu gblɔ
nya siawo katã nam, eye metsɔ
agbalẽŋlɔtsi ŋlɔe ɖe agbalẽ la me.
19 Eye amegãwo gblɔ na Barux
bena: Yi, ne mia kple Yeremya
miaɣla mia ɖokui, be amea ɖeke
maganya afisi miele o. 20 Esi wo-
tsɔ agbalẽ la dzra ɖo ɖe agbalẽ-
ŋlɔla Elisama ƒe xɔ me la, woyi
ɖe fia la gbɔ le xɔxɔnu, eye woto
nya siawo katã nɛ. 21 Tete fia
la dɔ Yehudi ɖa, be wòaɖatsɔ
agbalẽ la vɛ, eye wòyi ɖatsɔe tso
agbalẽŋlɔla Elisama ƒe xɔ me vɛ,
eye Yehudi xlẽe ɖe fia la kple
amegã, siwo katã tsi tre ɖe fia la
ŋu la ƒe to me. 22 Fia la bɔbɔ
nɔ vuvɔŋɔlixɔ me le dzinu asie-
kelia me, eye sonu, si me wodo
dzo ɖo la, le eƒe akɔ me. 23 Eye
ne Yehudi xlẽ axa etɔ̃ alo ene vɔ
la, etsɔa agbalẽsẽhɛ lãnɛ hedea
dzo, si le sonua me la me, vaseɖe
esime agbalẽ blibo la fiã ɖe so-
numedzo la me. 24 Eye dzidzi
meƒo fia la kple eƒe dɔlawo katã,
ne woahayi woƒe awuwo ᵉdze ge,
esime wose nya siawo katã o. 25
Eye esi Elnatan, Delaya kple Ge-
marya woɖe kuku na fia la be,
megatɔ dzo agbalẽa o hã la, me-
ɖo to wo o. 26 Eye fia la ɖe se
na fiavi Yeraxmeel kple Seraya,
Azriel vi, kpakple Selemya, Ab-
diel vi, be woaɖakplɔ agbalẽŋlɔla
Barux kple nyagblɔɖila Yeremya
vɛ; ke Yehowa tsɔ wo ɣla.
27 Eye esi fia la tɔ dzo agbalẽ,
si me Barux ŋlɔ Yeremya ƒe ᶠnu
me nyawo ɖo megbe la, Yehowa
ƒe gbe va na Yeremya bena: 28
Gatsɔ agbalẽ bubu, eye naŋlɔ nya
tsãtɔwo katã, siwo nɔ agbalẽ gbã-
tɔ, si Yuda-fia Yoyakim tɔ dzoe
me la, ɖe eme. 29 Eye nagblɔ
ɖe Yuda-fia Yoyakim ŋu be: Ale
Yehowa gblɔ esi: Esi nètɔ dzo
agbalẽ sia hegblɔ be: Nukaŋuti
nèŋlɔ ɖe eme be, ᵍBabel-fia ava
gblẽ anyigba sia, eye ʰwòatsrɔ̃
amegbetɔwo kple lãwo le edzi hã
la, 30 eyata ale Yehowa gblɔ ɖe
Yuda-fia Yoyakim ŋu enye si:
Amea ɖeke manɔ esi abɔbɔ nɔ
Dawid ƒe fiazikpui dzi o, eye woa-
tsɔ eƒe ᵃkukua aƒu gbe ɖe ŋdɔ-
kutsu nu le ŋkeke me kple vuvɔ
nu le zã me. 31 Mahe to na eya
kple viawo kple eƒe dɔlawo le
woƒe vodadawo ta, eye mahe dzɔ-
gbevɔ̃e, siwo katã megblɔ ɖe wo
ŋu wogbe esese la, ava woa kple
Yerusalemtɔwo kpakple Yuda-ŋu-
tsuwo dzii. 32 Eye Yeremya tsɔ
agbalẽ bubu na agbalẽŋlɔla Ba-
rux, Neriya vi, eye wòŋlɔ agbalẽ
kemea, si Yuda-fia Yoyakim tɔ
dzoe la me nyawo katã tso Ye-
remya nu ɖe eme, eye wogakpe
nya mawo tɔgbe geɖe ɖe eŋu.

Woƒo Yeremya, eye wolée.

37. Eye Zedekiya, Yosiya vi,
ᵃzu fia ɖe Xonya, Yoyakim
vi teƒe; elabena Babel-fia Nebu-
kadnezar tsɔe ɖo fia ɖe Yuda-nyi-
gba dzi.ᵇ 2 Ke eya kple eƒe dɔlawo
kple anyigba dzi dukɔ la meɖo
to Yehowa ƒe nya, si wògblɔ to
nyagblɔɖila Yeremya dzi la o.
3 Eye fia Zedekiya dɔ Yuxal, Se-
lemya vi, kple nunɔla Zefanya,
Maaseya vi, ɖo ɖe nyagblɔɖila
Yeremya, ne woagblɔ nɛ bena:
ᵈDe kuku na Yehowa, mía Mawu,
ɖe mía ta! 4 Yeremya dona yia
dukɔ la dome gagbɔna, elabena
womedee gaxɔ me o. 5 Ke esi
Farao ƒe aʋakɔ ho tso Egipte,
eye Kaldeatɔ, siwo ɖe to ɖe Ye-
rusalem la, se wo ŋkɔ la, wotu
dzo le Yerusalem ŋu.
6 Tete Yehowa ƒe gbe va na
nyagblɔɖila Yeremya bena: 7 Ale
Yehowa, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Miɖagblɔ na Yuda-fia, si dɔ
mi ɖe gbɔnye be, miabia gbem
ase la bena: Kpɔ ɖa, Farao ƒe
aʋakɔ, si ho, be yeaxɔ na mi la,
agagbugbɔ ayi wo ɖe Egipte, 8
eye Kaldeatɔwo agbugbɔ ava wɔ
aʋa kple du sia, woaxɔe, eye woatɔ
dzoe. 9 Yehowa be: Miganɔ mia
ɖokui flum anɔ gbɔgblɔm be: Kal-
deatɔwo adzo le mía ŋu kokoko
o; elabena womele tutu ge adzo
o. 10 Elabena ne miasi Kaldea-
tɔwo ƒe aʋakɔ blibo, si le aʋa
wɔm kpli mi la, eye abixɔlawo ko
akpɔtɔ ɖe wo dome hã la, wo do-

ᵃ 22, 19.
ᵇ Fia. II. 24, 17.
ᵈ 42, 2; Yez. 37, 4.
ᵉ Fia. II. 22, 11.
ᶠ kp. 4.
ᵍ 25, 9—11.
ʰ 7, 20; 9, 9.

me amesiame atsɔ le efe agbadɔ
me atɔ dzo du sia.
11 Eye wòva me be, esime Kal-
deatɔwo fe aʋakɔ dzo le Yerusa-
lem ŋu le Farao fe aʋakɔa ta la,
12 Yeremya do tso Yerusalem, a 21, 9.
be yeayi Benyamin-nyigba dzi,
ne yeaxɔ yefe gome ɖe yefe
dukɔ dome.[b] 13 Eye esi wòɖo b 32, 9.
Benyamin-gbo nu la, Xananya vi
Selemya fe vi Yiriya, amesi nye
dzɔlawo fe amegã la, le afima, eye
wòlé nyagblɔɖila Yeremya gblɔ
bena: Kaldeatɔwo dzi nèbe, yeayi. d Am. 7, 10.
14 Yeremya ɖo ŋu be: Aʋatsoe,
nyemebe, mayi Kaldeatɔwo dzi o!
Ke Yiriya meɖo toe o, eye wòlé Ye-
remya hekplɔe yi amegãwo gbɔe.
15 Tete amegãwo do dɔmedzoe
ɖe Yeremya ŋu, eye [e]wofoe he- e 20, 2.
tsɔe de gaxɔ me ɖe agbalẽŋlɔla
Yonatan fe xɔ, si wotsɔ wɔ gaxɔe
la me. 16 Ale Yeremya va gaxɔ,
si nye domexɔ la me, eye Ye-
remya tsi afima ŋkeke gede.
17 Eye fia Zedekiya dɔ ame wo- f 39, 15.
ɖakplɔe vɛ, eye fia la biae le
adza me le efe me gblɔ bena: Ye-
howa fe gbea ɖe lia? Yeremya
ɖo ŋu be: Ẽ! Eye wògblɔ bena:
[g]Wole tsɔ wò ge ade asi na Ba- g 34, 21.
bel-fia! 18 Eye Yeremya gblɔ na
fia Zedekiya bena: Nuvɔ̃ ka me-
wɔ de mia kple wò dɔlawo kple
dukɔ sia ŋu, hafi mietsɔm de ga
me? 19 Eye afika miafe nyagblɔ-
ɖila, siwo gblɔ nya ɖi na mi be-
na, Babel-fia mava fo ɖe mia kple
anyigba sia dzi o la le? 20 Azɔ
nye afetɔ fia nesee, metsɔ koko-
fofo bɔbɔ ɖokuinye de anyi le
ŋkuwò me be, megagbugbɔm yi
agbalẽŋlɔla Yonatan fe xɔ me, ne
maku ɖe afima o. 21 Tete fia Ze-
dekiya de se be, woadzɔ [h]Yere- h 32, 2.
mya ŋu le dzɔlawo fe xɔxɔnu, eye
wotsɔa abolo ɖeka nɛ gbesiagbe
tso abolofolawo fe ablɔ me, va-
seɖe esime woɖu abolowo katã
wòvɔ le dua me. Eye Yeremya
tsi dzɔlawo fe xɔxɔnu.

**Wotsɔ Yeremya de do me; wogaɖee le doa me le fia fe sedede ta. Yeremya di tso fia Zedekiya si bena, wòatsɔ eɖokui ana futɔwo.**

**38.** Eye Sefatya, Matan vi, Ge-
daiya, [i]Pasxur vi, kple Yu- i 20, 1.
xal, Selemya vi, kpakple Pasxur,
Malxiya vi, wose nya, siwo Ye-
remya gblɔ na dukɔ blibo la be-
na: 2 Yehowa be: Amesi tsi dua
me la, aku ɖe yi, dɔwuame kple
dɔvɔ̃ si me; ke amesi do yi Kal-
deatɔwo gbɔ la, atsi agbe, efe [l]u-
ʋɔ anye aboyonu nɛ, eye wòatsi
agbe.[a] 3 Yehowa be: Woatsɔ du
sia ade asi na Babel-fia fe aʋakɔ
kokoko, eye wòaxɔe. 4 Tete ame-
gãwo gblɔ na fia la bena: Woa-
wu ŋutsu sia, elabena ele alɔ-
gblɔlɔ dom aʋawɔla, siwo kpɔtɔ
ɖe du sia me kple dukɔ blibo la,
esi wòle nya siawo tɔgbe gblɔm
na wo la; elabena [d]ŋutsu sia mele
dukɔ la fe nyui dim o, negbe
wòfe dzɔgbevɔ̃e ko. 5 Fia Zede-
kiya ɖo ŋu bena: Kpɔ ɖa, ele mia
si me, elabena fia la mate ŋu awɔ
naneke atsi tre ɖe mia ŋu o. 6
Tete wotsɔ Yeremya de fiavi Mal-
xiya fe vudo, si le dzɔlawo fe xɔ-
xɔnu la me, eye wotsɔ atagbi ɖiɖi
Yeremya ɖe eme; ke tsi mele vu-
doa me o, negbe ba ko, eye Ye-
remya ɖo to ɖe ba la me.
7 Eye afedzikpɔla [f]Ebed-Me-
lex, Kusitɔ la, amesi le fia fe me
la, se be, wotsɔ Yeremya de do
me; fia la bɔbɔ nɔ Benyamin-gbo
nu. 8 Tete Ebed-Melex do tso
fia fe me yi ɖafo nu kple fia la
gblɔ bena: 9 Nye afetɔ fia, ŋutsu
siawo wɔnu manyomanyo ɖe nya-
gblɔɖila Yeremya ŋu, be wotsɔe
de do me, ne dɔ nawui wòaku ɖe
afima; elabena abolo vɔ le dua
me. 10 Tete fia la de se na Kusitɔ
Ebed-Melex gblɔ bena: Ɖe ŋutsu
etɔ̃ kpe ɖe ɖokuiwò ŋu tso afisia,
ne naɖe nyagblɔɖila Yeremya le
doa me, hafi ne wòaku. 11 Eye
Ebed-Melex ɖe ŋutsuawo kpe ɖe
eɖokui ŋu; ege ɖe fia fe afe la
me, eye wòyi ɖe xɔ, si le nudzra-
ɖofea te la me hetsɔ ɖovuwo kple
avɔ nyunyɔwo le afima, eye wò-
tsɔ atagbi ɖiɖi wo ɖe Yeremya
le do la me. 12 Tete Kusitɔ Ebed-
Melex gblɔ na Yeremya bena:
Tsɔ ɖovu kple avɔ nyunyɔwo de
atagbiawo te le wò axatoeveawo
me, eye Yeremya wɔ nenema.
13 Eye wotsɔ atagbi he Yeremya
tso do la me, eye Yeremya tsi
dzɔlawo fe xɔxɔnu.
14 Emegbe fia Zedekiya dɔ ame
woɖakplɔ nyagblɔɖila Yeremya
va Yehowa fe afe fe mɔnu etɔ̃lia
me. Eye fia la gblɔ na Yeremya

bena: Mele nya bia ge wò, me-
gaɣla naneke ɖem o. 15 Yeremya
ɖo ŋu na Zedekiya bena: Ne me-
gblɔe fia wò la, ɖe màwum oa?
Eye ne meɖo aɖaŋu na wò la, mè-
hele to ɖo gem o ɖe? 16 Tete fia
Zedekiya ka atam na Yeremya le
adza me bena: Metà Yehowa, amesi
na agbe sia mí la ƒe agbe: Ne
mawu wò alo atsɔ wò ade asi na
[d]ŋutsu, siwo le wò ku dim la
fĩ! 17 Tete Yeremya gblɔ na Ze-
dekiya bena: Ale Yehowa, Mawu
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Ne èdo yi Babel-fia ƒe ame-
gãwo gbɔ la, ekema àtsi agbe, wo-
matɔ dzo du sia o, eye mia kple
wò aƒe miatsi agbe. 18 Ke ne
mèdo yi Babel-fia ƒe amegãwo
gbɔ o la, ekema woatsɔ du sia
ade asi na Kaldeatɔwo, be woatɔ
dzoe, eye màsi le wo si me o. 19
Eye fia Zedekiya gblɔ na Yerem-
ya bena: Mele vɔvɔ̃m le Yudatɔ,
siwo yi Kaldeatɔwo dzi la ta, be
woava tsɔm ade asi na wo, ne
woawɔ funyafunyam. 20 Yeremya
ɖo ŋu bena: Womele tsɔ wò ge
ade asi o. Ɖo to Yehowa ƒe gbe
ko, abe alesi megblɔ na wò ene,
ne eme nanyo na wò, eye natsi
agbe. 21 Ke ne ègbe dodo yi la,
ekema nya, si Yehowa ɖe fiam
la, enye si: 22 Kpɔ ɖa, woakplɔ
nyɔnu, siwo katã kpɔtɔ ɖe Yuda-
fia ƒe me la, ayi Babel-fia ƒe ame-
gãwo gbɔe, eye woanɔ gbɔgblɔm
bena: [e]„Xɔ̃wòwo flu wò, eye wo-
kpe le dziwò, eye esi wò afɔ ɖo
ba la, woka le ŋuwò.“ 23 Woa-
kplɔ srɔ̃wòwo katã kple viwòwo
ayi na Kaldeatɔwo, eye womaɖe
[f]wò le wo si me o, ke boŋ Babel-
fia ƒe asi axe wò, eye wòatɔ dzo
du sia. 24 Tete Zedekiya gblɔ
na Yeremya bena: Amea ɖeke
megase nya sia, ne nava ku o!
25 Eye ne amegãwo se be, meƒo
nu kpli wò, eye woava gbɔwò gblɔ
na wò bena, to nya, si nègblɔ na
fia la na mí, megaɣlae ɖe mí o,
ekema míawu wò o, eye aleke fia
la gblɔ na wò hã la, 26 ekema
naɖo ŋu na wo bena: Ɖe metsɔ
kokoƒoƒo bɔbɔ ɖokuinye ɖe anyi
le fia la ŋku me be, megagbu-
gbɔm ɖo ɖe Yonatan ƒe xɔ me,
ne maku ɖe afima o. 27 Tete
amegãwo katã va bia Yeremya se,

[a] 37, 21.
[b] kp. 1–10 kpɔ 52, 4–16; Fia. II. 25, 1–12.
[d] kp. 4. 5.
[e] 6, 14.
[f] 32, 4; 34, 3.

eye wòɖo ŋu na wo, abe alesi fia
la ɖe se na ɛ pɛpɛpɛ ene, eye wona
gbɔdzɔe, elabena nya la meɖi wose
o. 28 Ke Yeremya tsi dzɔlawo
ƒe xɔxɔnu, vaseɖe gbesigbe wo-
xɔ Yerusalem.[a]

**Woxɔ Yerusalem, gbã ŋkuwo na Zedekiya hekplɔe yi Babel.**

39. [b]Eye woxɔ Yerusalem. Ba-
bel-fia Nebukadnezar kple
eƒe aʋakɔ blibo la va Yerusalem
heɖe to ɖee le Yuda-fia Zedekiya
ƒe ƒe asiekelia me le dzinu ewo-
lia dzi, 2 eye wogbã du la le Ze-
dekiya ƒe ƒe wuiɖekɛlia me le dzi-
nu enelia ƒe ŋkeke asiekelia dzi.
3 Eye Babel-fia ƒe amegãwo katã
va bɔbɔ nɔ agbo dometɔ nu: Ner-
gal-Sarezer, Samgar-Nebo, Sarse-
xim, amesi nye aƒedzikpɔlawo
ƒe amegã, kple Nergal-Sarezer,
amesi nye trɔ̃nuawo ƒe amegã,
hekpe ɖe Babel-fia ƒe amegãwo
katã ŋu. 4 Eye esi Yuda-fia Ze-
dekiya kple aʋawɔlawo katã kpɔ
wo la, wosi dzo le dua me le zã
to fia ƒe abɔ me mɔ heto agbo, si
le gli ŋukplaba eve dome la nu
heɖo ta gbegbe. 5 Ke Kaldea-
tɔwo ƒe aʋakɔ la ti wo yome, eye
wotu Zedekiya le Yerixo-tagba,
eye wolée hekplɔe vɛ na Babel-fia
Nebukadnezar le Ribla le Xamat-
nyigba dzi, eye wòbu fɔe le afi-
ma. 6 Babel-fia wu Zedekiya vi-
wo le eya ŋutɔ ŋku me le Ribla
eye Babel-fia wu Yuda ƒe bubu-
mewo katã. 7 Egbã ŋku na Ze-
dekiya, eye wòɖe kɔsɔkɔsɔe, be
wòakplɔe ayi Babel. 8 Eye Kal-
deatɔwo tɔ dzo fia ƒe aƒe kple
dukɔ la ƒe aƒewo, eye wogbã Ye-
rusalem ƒe gliwo ƒu anyi. 9 Eye
fia ŋu srafowo ƒe amegã Nebuzara-
dan ɖe aboyo dukɔa ƒe amesusɔea,
si kpɔtɔ ɖe dua me, kpakple ame-
siwo de edzi la, yi Babel. 10 Ke
fia ŋu srafowo ƒe amegã Nebuza-
radan gblẽ dukɔ la ƒe ame dahe,
siwo si naneke mele o la dome-
tɔa ɖewo ɖe Yuda-nyigba dzi, eye
wòtsɔ weingblewo kple agblewo
na wo gbemagbe.

**Nebukadnezar kpɔ Yeremya ta; Yeremya gblɔ Ebed-Melex ƒe ɖeɖe ɖi nɛ.**

11 Eye Babel-fia Nebukadnezar
ɖe se na fia ŋu srafowo ƒe amegã
Nebuzaradan le Yeremya ŋu be-

na: 12 Kplɔe, eye wò ŋku nanɔ
eŋu, eye megawɔ vɔ̃a ɖekee o,
ke boŋ alesi wòagblɔ na wò la,
nenema nawɔ nɛ. 13 Tete fia ŋu
srafowo ƒe amegã Nebuzaradan,
aƒedzikpɔlawo ƒe amegã Nebu-
sazban kple trɔ̃nuawo ƒe amegã
Nergal-Sarezer kpakple Babel-fia
ƒe amegãwo katã ɖo ame ɖa 14
woɖakplɔ Yeremya tso dzɔlawo
ƒe [a]xɔxɔnu vɛ, eye wotsɔe de asi
na [b]Gedalya, Safan vi Axikam ƒe
vi, ne wòakplɔe ayi aƒe mee, eye
wònɔ dukɔ la dome.
15 Esi Yeremya le ga me le
dzɔlawo ƒe xɔxɔnu la, Yehowa ƒe
gbe va nɛ bena: 16 Yi nagblɔ na
Kusitɔ [d]Ebed-Melex bena: Ale Ye-
howa Zebaot, Israel ƒe Mawu la,
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, mana nye nya-
wo nava me ɖe du sia ŋu hena
vɔ̃, eye menye hena nyui o, eye
woava me le ŋkuwò me le ɣe-
maɣi. 17 Yehowa be: Ke maɖe
wò le ɣemaɣi, eye womatsɔ wò
ade asi na amesiwo le ŋɔ dzim
na wò la o; 18 ke boŋ mana nasi,
eye [h]màtsi yi nu o, eye wò agbe
anye aboyonu na wò, elabena èɖo
dzi ɖe ŋunye, Yehowa ye gblɔe!

a 38, 28.
b 40, 5. 6.
d 38, 7.
e Fia. II. 25, 22 v. 24.
f 41, 1.
g 41, 11.
h Hl. 5, 20.
i 39, 11–14.
k 39, 14.

Yeremya nɔ Gedalya gbɔ le anyigba la dzi.

40. Yehowa ƒe gbe va na Ye-
remya, esime fia ŋu srafowo
ƒe amegã Nebuzaradan ɖee tso
Yerusalem kple Yuda ƒe aboyomeǃ,
siwo wokplɔ yina Babel la dome;
eɖe ga le eŋu, eye wòɖe asi le
eŋu le Rama la.[i] 2 Eye fia ŋu sra-
fowo ƒe amegã na wokplɔ Yerem-
ya vɛ, eye wògblɔ nɛ bena: Ye-
howa, wò Mawu, gblɔ dzɔgbevɔ̃e
sia ɖe teƒe sia ŋu. 3 Yehowa na
wòva me, eye wòwɔ abe alesi
wògblɔ ene, elabena miewɔ nuvɔ̃
ɖe Yehowa ŋu, eye mieɖo to eƒe
gbe o, eyata nusia dzɔ ɖe mia
dzi ɖo. 4 Azɔ kpɔ ɖa, meɖe ga
le wò alɔ ŋu egbe; ne edze ŋu-
wò nèbe, yeayi Babel kplim la, va
míyi, eye nye ŋku anɔ ŋuwò; ke
ne medze ŋuwò be, nayi Babel
kplim o la, ekema nɔ anyi; kpɔ
ɖa, anyigba blibo la le ŋkuwò me,
afisi nyo ŋuwò nebe, yeayi la, yi
gama. 5 Ke esi tɔtrɔ mele lãme
sẽm nɛ o la, egblɔ nɛ bena: Gbu-
gbɔ yi [k]Gedalya, Safan vi Axikam
ƒe vi, amesi Babel-fia tsɔ ɖo Yu-
da-duwo nu la gbɔ, eye nanɔ egbɔ
le dukɔ la dome, alo yi afisiafi,
si dze ŋuwò nèbe, yeayi. Eye fia
ŋu srafowo ƒe amegã la tsɔ mɔ
dzi nuɖuɖu kple nunana nɛ, eye
wòɖo mɔe wòdzo. 6 Ale Yerem-
ya va Gedalya, Axikam vi la gbɔ
le Mizpa, eye wònɔ dukɔ, si kpɔtɔ
ɖe anyigba dzi la dome.

Gedalya melɔ̃ be, yeaxɔe se bena, wola ye wu ge o.

7 Esi aʋafia, siwo katã ga le
aʋagbe me kple woƒe aʋawɔlawo
la, se be, Babel-fia tsɔ Gedalya,
Axikam vi, ɖo anyigba la nu, eye
wòtsɔ ŋutsuwo, nyɔnuwo kple ɖe-
viwo kple anyigba dzi ame dahe,
siwo womekplɔ yi Babel o la,
de esi me la,[e] 8 woawo kple woƒe
amehawo va Gedalya gbɔ le Miz-
pa: [f]Ismael, Netanya vi, [g]Yoxa-
nan kple Yonatan, Kareax viwo,
Seraya, Tanxumet vi, kple Neto-
fatitɔ Efai viwo kpakple Yezanya,
Maaxatitɔ la vi. 9 Eye Gedalya,
Safan vi Axikam ƒe vi, ka atam
na wo kple woƒe amehawo gblɔ
bena: Kaldeatɔwo subɔsubɔ me-
gadzi ŋɔ na mi o; mitsi anyigba
la dzi, eye misubɔ Babel-fia, eke-
ma eme anyo na mi. 10 Ke nye
la manɔ Mizpa, ne matsi tre ɖe
Kaldeatɔ, siwo ava mía gbɔ la
ŋku me. Miawo la miƒo wein, ku-
tsetse kple ami nu ƒu tsɔ ɖe miaƒe
nuwo me, eye minɔ miaƒe du, si-
wo miexɔ la me. 11 Eye Yudatɔ,
siwo katã le Moab kple Amoni-
tɔwo dome kple Edom kpakple
anyigba katã dzi la hã se be, Ba-
bel-fia susɔ amewo ɖe Yuda, eye
wòtsɔ Gedalya, Safan vi Axikam
ƒe vi, ɖo wo nu. 12 Tete Yuda-
tɔwo katã trɔ gbɔ tso teƒe, siwo
katã wokaka hlẽ ɖo la, heva Yu-
da-nyigba dzi le Gedalya gbɔ le
Mizpa, eye woƒo wein kple ku-
tsetse nu ƒu kpaŋkpaŋ. 13 Eye
Yoxanan, Kareax vi, kple aʋafia,
siwo katã nɔ aʋagbe me la, va
Gedalya gbɔ le Mizpa 14 hegblɔ
nɛ bena: Mènyae be, ɖe Amoni-
tɔwo ƒe fia Baalis dɔ Ismael, Ne-
tanya vi la ɖa be, wòawu wò oa?
Ke Gedalya, Axikam vi la, mexɔ
wo dzi se o. 15 Eye Yoxanan,
Kareax vi la, gblɔ na Gedalya le
adza me le Mizpa bena: Mayi, ne
maɖawu Ismael, Netanya vi la,

eye amea ɖeke manyae o. Nuka-
ŋuti wòawu wò, ne Yudatɔ, siwo
katã ƒo ƒu ɖe ŋuwò la, naka ahlẽ,
eye Yuda ƒe ame susɔeawo na-
tsrõ? 16 Gedalya, Axikam vi la,
ɖo ŋu na Yoxanan, Kareax vi be-
na: Megawɔ nusia o, elabena ala-
kpa dam nèle ɖe Ismael si.

**Ismael wu Gedalya, Yuda- kple Kaldeatɔ gedewo.**

**41.** Eye wòva me le dzinu adre-
lia me be, [b]Ismael, Elisama
vi Netanya ƒe vi, amesi nye fia
ƒe amegãwo dometɔ ɖeka tso fia
ƒome la me la, va Gedalya, Axi-
kam vi la gbɔ le Mizpa, eye ŋu-
tsu ewo kpe ɖe eŋu, eye woɖu
nu kple wo nɔewo le Mizpa. 2 Tete
Ismael, Netanya vi, kple ŋutsu
ewo, siwo kpe ɖe eŋu la, wotso
heda yi [c]Gedalya, Safan vi Axi-
kam ƒe vi la, eye wowu eya, amesi
Babel-fia tsɔ ɖo anyigba la nu.
3 Eye Ismael wu Yudatɔ, siwo
katã le Gedalya gbɔ le Mizpa la,
hekpe ɖe Kaldeatɔ, siwo le afima,
amesiwo nye aʋawɔlawo la ŋu.
4 Ke le ŋkeke eve megbe, esi
amea ɖeke mekpɔ see be, wowu
Gedalya o la, 5 ŋutsu blanyi tso
Sixem, Silo kple Samaria, wolũ
ge, wole awu [f]vuvuwo me, eye
wosi blini helé nuɖuvɔsa kple
dzudzɔʋeʋẽedonu ɖe asi, be woa-
tsɔ asa vɔe le Yehowa ƒe me.
6 Tete Ismael, Netanya vi la, do
tso Mizpa le avi dzi yi ɖakpe wo,
eye esi wòdo go wo la, egblɔ na
wo bena: Miva míyi Gedalya, Axi-
kam vi la gbɔ. 7 Ke esi woɖo
dua titina la, Ismael, Netanya vi
la, kple ŋutsu, siwo kpe ɖe eŋu
la, wu wo ɖe vudo la me. 8 Ke
wo dome ŋutsu ewo gblɔ na Is-
mael bena: Megawu mí o, elabena
míeɖi nuwo de gbe me: lu, ƒo,
ami kple anyitsi. Tete wòdzudzɔ,
eye mewu wo kpe ɖe wo nɔviwo
ŋu o. 9 Vudo, si me Ismael tsɔ
ŋutsu, siwo katã wòwu kpe ɖe
Gedalya ŋu ƒe kukuawo ƒu gbe
ɖo la, [k]fia Asa ye ɖee le Israel-
fia Baesa ta; vudo sia mee Ismael,
Netanya vi la, tsɔ ame kukuawo
dee fũ. 10 Emegbe Ismael kplɔ
dukɔ la ƒe ame susɔea, siwo katã
le Mizpa, fia vinyɔnuwo kple dukɔ
blibo, si kpɔtɔ ɖe Mizpa, amesiwo
nu fia ŋu srafowo ƒe amegã Nebu-

a 40, 8. 13–16.
b 40, 8; Fia. II. 25, 25.
d Sam. II. 2, 13.
c 40, 5.
f Mo. III. 19, 28.
g Sam. II. 19, 38.
h 43, 7.
i 37, 3.
k Fia. I. 15, 16. 22.

zaradan tsɔ Gedalya, Axikam vi
la do; woawo Ismael, Netanya vi
la, ɖe aboyoe, eye wòdzo, be yeayi
Amon-viwo gbɔ.

**Yoxanan ti Ismael yome. Yudatɔwo di bena, yewoayi Egipte.**

11 Ke esi [a]Yoxanan, Kareax vi,
kple aʋafia, siwo katã kpe ɖe eŋu
la, se vɔ̃, siwo katã Ismael, Ne-
tanya vi, wɔ la, 12 woɖe woƒe
aʋawɔlawo katã, eye woho, be
yewoaɖawɔ aʋa kple Ismael, Ne-
tanya vi la, eye woɖatui le [d]tɔ gã,
si le Gibeon la to. 13 Esi dukɔ
blibo, si le Ismael ŋu la, kpɔ Yo-
xanan, Kareax vi kpakple aʋafıa,
siwo katã kpe ɖe eŋu la, dzi dzɔ
wo. 14 Tete dukɔ blibo, si Is-
mael ɖe aboyo tso Mizpa la, trɔ
le eyome heyi ɖe Yoxanan, Ka-
reax vi dzi. 15 Ke Ismael, Ne-
tanya vi la, kple ŋutsu enyi wosi
le Yoxanan nu yi Amon-viwo gbɔ.
16 Tete Yoxanan, Kareax vi la, kple
aʋafia, siwo katã kpe ɖe eŋu la, kplɔ
dukɔa ƒe ame susɔeawo katã, ŋu-
tsu, siwo nye aʋamewo, nyɔnuwo
kple ɖeviwo kpakple afedzikpɔ-
lawo, amesiwo Ismael, Netanya
vi la, ɖe aboyo tso Mizpa, esime
wòwu Gedalya, Axikam vi la me-
gbe; woawo wòkplɔ tso Gibeon,
17 eye wova nɔ [g]Gerut-Kimham,
si le Betlexem gbɔ, ne [h]woayi
Egipte 18 le Kaldeatɔwo ta; ela-
bena wole wo vɔ̃m, le esi Ismael,
Netanya vi la, wu Gedalya, Axi-
kam vi, amesi Babel-fia tsɔ ɖo
anyigba la nu la ŋuti.

**Yeremya gbe na Yoxanan kple Yudatɔ mamleawo le fia ƒe sedede nu bena, womagayi Egipte o.**

**42.** Eye aʋafiawo katã, Yoxa-
nan, Kareax vi, kple Yeza-
nya, Hosaya vi, kpakple dukɔ
blibo la, tso tsitsiawo dzi vaseɖe
ɖeviawo dzi, va 2 gblɔ na nya-
gblɔɖila Yeremya bena: Míetsɔ
míaƒe kokoƒoƒo bɔbɔ mía ɖokui
ɖe anyi le ŋkuwò me: [i]Ɖe kuku
na Yehowa, wò Mawu la, ɖe mía
ta le ame susɔeawo katã ŋuti, ela-
bena míame ʋee siawoe kpɔtɔ tso
ame gbogboawo dome, abe alesi
wò ŋku le mía kpɔmi ene; 3 ne
Yehowa, wò Mawu la, nafia mɔ,
si dzi míato kple nusi míawɔ la
mí. 4 Tete nyagblɔɖila Yeremya
do ŋu na wo bena: Mesee! Kpɔ

ɖa, maɖaɖe kuku na Yehowa, mia
Mawu la, na mi, abe alesi miegblɔ
ene, eye magblɔ nya sia nya, si [a] 29, 17. 18.
Yehowa tsɔ ɖo ŋu na mi la, na
mi, nyemaɣla nyaa ɖeke ɖe mi o.
5 Eye wogblɔ na Yeremya bena:
Yehowa nenye ɖaseɖo anukwaretɔ
kple nuteƒewɔla na mi, nenye be,
míewɔ ɖe nya, siwo katã Yehowa,
wò Mawu, aɖo ɖe mí la nu o.
6 Eɖanye nyui alo vɔ̃ o, Yehowa,
mía Mawu la ƒe gbe kokoko mía-
se, amesi gbɔ míele ɖowòm ɖo,
be eme nanyo na mí, le esi míe-
ɖo to Yehowa, mía Mawu ƒe gbe ta.
7 Eye wòva me le ŋkeke ewo
megbe be, Yehowa ƒe gbe va na
Yeremya, 8 eye wòyɔ Yoxanan,
Kareax vi, kple aʋafia, siwo katã
le eŋu, kpakple dukɔ blibo la tso [b] kp. 5.
ɖeviwo dzi vaseɖe tsitsiawo dzi
9 hegblɔ na wo bena: Ale Yeho-
wa, Israel ƒe Mawu, amesi gbɔ
mieɖɔm ɖo, be mahe miaƒe koko-
ƒoƒowo ayi eŋku mee la, gblɔ esi:
10 Ne mienɔ anyigba sia dzi la,
ekema matu mi, eye nyemagbã
mi o, maɖo mi, eye nyemaho mi
o; elabena vɔ̃, si mewɔ mi la, vem.
11 Babel-fia, si vɔ̃m miele la, me-
gaɖzi ŋɔ na mi o; Yehowa be:
Migavɔ̃e o, elabena maxɔ na mi,
eye maɖe mi atso esi me; 12 ma-
na nublanuikpɔkpɔ nasu mia si,
eye wòakpɔ nublanui na mi aha-
kplɔ mi agbɔ va miaƒe anyigba
dzi. 13 Ke ne miebe, yewomele
anyigba sia dzi nɔ ge o, ale be
miegbe toɖoɖo Yehowa, mía Ma-
wu la ƒe gbe 14 hele gbɔgblɔm
be: Kpao, ke boŋ mina míayi
Egipte, afisi míakpɔ aʋawɔwɔ ŋku
me, eye miase kpẽ ƒe ɖiɖi le o,
afisi abolodɔ mawu mí le o, afima
miaɖanɔ la, 15 ekema mi Yuda ƒe
ame susɔeawo, mise Yehowa ƒe
gbe: Ale Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ esi: Ne mietsɔ
miaƒe ŋku ɖo Egipte-yiyi ŋu, eye
mieyi, be mianye amedzro le afi-
ma la, 16 ekema yi, si vɔ̃m miele
la, atu mi le Egipte-nyigba dzi
afima, eye dɔwuame, si ŋu mietsi
dzi ɖo la, anɔ mia yome kplikpli-
kpli le Egipte, eye miaku ɖe afi-
ma. 17 Eye ŋutsu, siwo katã tsɔ
woƒe ŋku ɖo Egipte ŋu, be ye-
woayi aɖanye amedzro le afima
la, aku ɖe yi, dɔwuame kple dɔvɔ̃
si me, eye woƒe amea ɖeke ma-
kpɔtɔ asi le dzɔgbevɔ̃e, si mahe
va wo dzi la nu o.[a] 18 Elabena
ale Yehowa Zebaot, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Alesi metrɔ nye
dɔmedzoe kple nye dziku kɔ ɖe
Yerusalemtɔwo dzii la, nenema
ke matrɔ nye dziku akɔ ɖe mia
dzii, nenye be, mieyi Egipte; mia-
zu atamkanu, ŋɔdzinu, ɖiŋudonu
kple alɔmeɖenu, eye miagakpɔ
teƒe sia kple ŋku o. 19 Mi Yuda
ƒe ame susɔeawo, Yehowa gblɔ ɖe
mia ŋu be: Migayi Egipte o. Mi-
nyae be, megbe na mi egbea!
20 Elabena mia ŋutɔwoe flu mia
ɖokui be, mieɖom ɖe Yehowa, mia
Mawu la gbɔ gblɔ bena: Ɖe kuku
na Yehowa, mía Mawu la, na mí, eye
[b]alesi tututu Yehowa, mía Mawu
la, agblɔ la, nenema nagblɔ na mí,
ne míawɔ. 21 Megblɔe na mi egbea,
ke mieɖo to Yehowa, mia Mawu
la ƒe gbe le nusiwo katã ŋuti wò-
ɖom ɖe mia gbɔ ɖo la me o. 22
Eyata minyae kokoko be, miaku
ɖe yi, dɔwuame kple dɔvɔ̃ si me,
le teƒe, si le mia dzrom miebe,
yewoaɖanye amedzro le la.

Yudatɔwo meɖo to Mawu ƒe gbe o, eye woyi Egipte. Wokplɔ nyagblɔɖila la hã yi Egipte, afisi wògblɔ Nebukadnezar ƒe anyidzedze ɖi le.

43. Esi Yeremya wu Yehowa,
woƒe Mawu la ƒe nya, siwo
katã Yehowa, woƒe Mawu, ɖe asi
nɛ ɖo ɖe wo la gbɔgblɔ na dukɔ
blibo la nu vɔ la, 2 Azarya, Ho-
saya vi, kple Yoxanan, Kareax vi
kpakple ŋutsu vlowo katã gblɔ na
Yeremya bena: Alakpa dam nèle;
menye Yehowa, mia Mawu, ye ɖo
wò ɖa gblɔ bena: Migayi Egipte
ɖanye amedzro le afima o; 3 ke
boŋ Barux, Neriya vi la le ʋu yom
ɖe tewò ɖe mía ŋu, ne woatsɔ mí
aɖe asi na Kaldeatɔwo, ne woawu
mí, eye woaɖe aboyo mí ayi Ba-
bel. 4 Eye Yoxanan, Kareax vi,
kple aʋafiawo katã kpakple dukɔ
blibo la meɖo to Yehowa ƒe gbe,
be woatsi Yuda-nyigba dzi o.
5 Tete Yoxanan, Kareax vi, kple
aʋafiawo katã kplɔ Yuda ƒe ame
susɔea, siwo katã trɔ gbɔ tso du-
kɔwo katã dome, afisi wokaka hlẽ
ɖo, be yewoava anɔ Yuda-nyigba
dzi, 6 ŋutsuwo, nyɔnuwo kple ɖe-
viwo, fia vinyɔnuwo kple amesiwo

katã fia ŋu srafowo ƒe amegã Ne-
buzaradan gblẽ ɖi ɖe Gedalya,
Safan vi Axikam ƒe vi si me la,
hekpe ɖe nyagblɔɖila Yeremya
kple Barux, Neriya vi la ŋu, 7 eye
[a]wodzo yi Egipte-nyigba dzi, ela- a Fia.II. 25, 26.
bena wogbe toɖoɖo Yehowa ƒe
gbe, eye wova Taxpanxes.

8 Eye Yehowa ƒe gbe va na Ye-
remya le Taxpanxes bena: 9 Tsɔ
kpe gãwo naɖi ɖe Farao ƒe aƒe,
si le Taxpanxes la ƒe mɔ nu le
anyikpe, siwo woɖo anyigba la
te le Yuda-ŋutsuwo ŋku me, 10 eye
nagblɔ na wo bena: Ale Yehowa
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Madɔ woaɖakplɔ [b]nye dɔla b 25, 9.
Babel-fia Nebukadnezar vɛ, ali
eƒe fiazikpui ɖe kpe, siwo meɖi
la dzi, eye wòakeke eƒe fiakun-
truwo ɖe wo dzi. 11 Ava si
Egipte-nyigba, eye wòatsɔ nusi
nye ku tɔ la, ade asi na ku, nusi
nye aboyo tɔ la, [d]ade asi na abo- d 15, 2.
yo, eye nusi nye yi tɔ la, ade asi
na yi. 12 Mado dzo ɖe [e]Egipte- e 46, 25.
mawuwo ƒe me, eye wòatɔ dzo
wo ahaɖe aboyo wo, ado Egipte-
nyigba, abe alesi lãkplɔvi doa
awu ʋlayae ene, eye wòadzo le
ŋutifafa me. 13 Agbã sɔti, siwo
le Bet-Semes le Egipte-nyigba
dzi, eye wòatɔ dzo Egipte-mawu-
wo ƒe xɔwo.

**Wodo ŋodzi na Yudatɔwo le woƒe trɔ̃subɔsubɔ le Egipte ŋuti.**

**44.** Yehowa ƒe gbe, si va na
Yeremya hena Yudatɔ, siwo
katã le Egipte-nyigba dzi, ame-
siwo le Migdol, [f]Taxpanxes, Nof f 43, 7.
kple Patros-nyigba dzi la, enye g 29, 17. 18.
si: 2 Ale Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ esi: Miekpɔ dzɔ-
gbevɔ̃e, siwo katã mehe va Ye-
rusalem kple Yuda-duwo katã dzi,
eye kpɔ ɖa, wozu aƒedowo egbe
siawo, eye amea ɖeke mele wo
me o, 3 le woƒe vɔ̃, siwo wowɔ
hetsɔ do dziku nam, eye woyi
ɖasubɔ mawu tutɔ, siwo woawo
loo alo miawo kple mia fofowo
mienya o, eye wodo dzudzɔ na wo
la ta. 4 Eye meɖo nye dɔla nya-
gblɔɖilawo katã ɖe mi ɖaa atraɖii
gblɔ bena: Migawɔ ŋunyɔnu sia,
si melė fui la o. 5 Ke wogbe to-
ɖoɖom, eye womeƒu to anyi, be
woatrɔ tso woƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔwo

me, eye womagado dzudzɔ na ma-
wu tutɔwo azɔ o. 6 Eyata nye
dziku trɔ ƒo ɖe anyi, eye nye dɔme-
dzoe fiã Yuda-duwo kple Yerusa-
lem-kpɔdomeewo, ale be wozu
aƒedo kple gbegbe, abe alesi wòle
egbe siawo ene. 7 Azɔ ale Ye-
howa, Mawu Zebaot, Israel ƒe Ma-
wu la, gblɔ esi: Nukaŋuti miahe
vɔ̃ gã sia ava mia ɖokui dzi, be
ŋutsu kple nyɔnu, ɖevi kple vidzĩe
natsrɔ̃ le Yuda, ale be miana be,
amea ɖeke makpɔtɔ na mi o,
8 mietsɔ miaƒe asinudɔwɔwɔwo
do dziku nam, eye miedo dzudzɔ
na mawu tutɔwo le Egipte-nyigba
dzi, afisi mieyi, be miaɖanye ame-
dzro le, ne miatsrɔ̃ mia ɖokui, eye
miazu ɖiŋudonu kple alɔmeɖenu
le anyigba dzi dukɔwo katã do-
mea? 9 Ðe mieŋlɔ mia fofowo ƒe
nu vɔ̃ɖi wɔwɔwo, Yuda-fiawo kple
woƒe amegãwo ƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ-
wo, miawo kple mia srɔ̃wo ƒe nu
vɔ̃ɖi wɔwɔwo, siwo wowɔ le Yu-
da-nyigba kple Yerusalem-kpɔdo-
meewo la bea? 10 Womebɔbɔ wo
ɖokui ɖe anyi vaseɖe egbe o, vɔvɔ̃
meɖo wo o, eye womezɔ ɖe nye
sewo kple nye ɖoɖowo, siwo me-
ɖe asi na woawo kple wo fofowo
la nu o. 11 Eyata ale Yehowa
Zebaot, Israel ƒe Mawu la, gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, matsɔ nye ŋku aɖo
mia ŋu hena vɔ̃wɔwɔ mi, eye ma-
tsrɔ̃ Yuda blibo la. 12 Makplɔ
Yuda ƒe ame susɔea, siwo tsɔ ŋku
ɖo Egipte-nyigba dzi yiyi ŋu, be
woaɖanye amedzro le afima la, eye
wo katã woatsrɔ̃; woatsi Egipte-
nyigba dzi, eye [g]woatsrɔ̃ ɖe yi
kple dɔwuame si me: ɖeviwo kple
tsitsiawo siaa aku ɖe yi kple dɔ-
wuame si me, eye woazu atam-
kanu, ŋɔdzinu, ɖiŋudonu kple alɔ-
meɖenu. 13 Mahe to na amesiwo
le Egipte-nyigba dzi la, abe alesi
metsɔ yi, dɔwuame kple dɔvɔ̃ he
to na Yerusalem ene. 14 Amea
ɖeke masi alo asusɔ le Yuda ƒe
ame mamlea, siwo yi, be woaɖa-
nye amedzro le Egipte-nyigba dzi
la dome agbugbɔ ayi Yuda-nyi-
gba, si le wo dzrom be, yewoa-
gbugbɔ aɖanɔ afima la dzi o; ela-
bena womele gbugbɔ ge ayi o,
negbe ame sisia ɖewo ko.

15 Tete ŋutsu, siwo katã nyae
be, yewo srɔ̃wo do dzudzɔ na ma-

wu tutɔwo, kple nyɔnu, siwo katã
le tsitre le ha gã me, kpakple
dukɔ blibo, si le Egipte-nyigba
dzi kple [a]Patros la, ɖo ŋu na Ye-
remya bena: 16 Nya, si nègblɔ
na mí le Yehowa ƒe ŋkɔ me la,
míele to ɖo ge wò o; 17 ke boŋ
míawɔ ɖe nya sia nya, si do tso
mía nu la nu, míado dzudzɔ na
[d]dziƒo fianyɔnu, eye míaƒo tsi ɖe
anyi nɛ, abe alesi mía kple mía
fofowo, míaƒe fiawo kple míaƒe
amegãwo míenɔa wɔwɔm le Yuda-
duwo kple Yerusalem-kpɔdomee-
wo, eye [e]míekpɔa nu ɖuna ɖia ƒo,
eme nyona na mí, eye míekpɔa
dzɔgbevɔ̃ea ɖeke kple ŋku o la
ene. 18 Ke esi míedzudzɔ dzu-
dzɔdodo na dziƒo fianyɔnu kple tsi
ƒoƒoɖeanyi nɛ la, nusianu ƒe hiã
tu mí, eye yi kple dɔwuame tsrɔ̃
mí. 19 Eye ne míedo dzudzɔ na
dziƒo fianyɔnu heƒo tsi ɖe anyi nɛ
la, ɖe mía srɔ̃wo megbe míetona
tɔa tatali ɖe eƒe nɔnɔme, eye
míeƒoa tsi ɖe anyi nɛa?
20 Tete Yeremya gblɔ na dukɔ
blibo la, ŋutsuwo kple nyɔnuwo
kpakple amesiwo katã ɖo nyaa ŋu
nɛ la bena: 21 Ɖe menye miaƒe
dzudzɔ, siwo mia kple mia fofowo,
miaƒe fiawo kple miaƒe amegãwo
kpakple dukɔ hahoo la miedo le
Yuda-duwo me kple Yerusalem-
kpɔdomeewo la dzi Yehowa ɖo
ŋkui, eye wova ta me nɛ oa?
22 Eye esi etsɔtsɔ ti Yehowa, le
miaƒe nuwɔna vɔ̃ɖiwo kple miaƒe
ŋunyɔnu, siwo miewɔ ta la, eyata
miaƒe anyigba zu aƒedo, gbegbe
kple ɖiŋudonu, eye ame vɔ le
edzi, abe alesi wòle egbe siawo
ene! 23 Esi miedo dzudzɔ, eye
miewɔ nuvɔ̃ ɖe Yehowa ŋu, miese
Yehowa ƒe gbe o, eye miezɔ ɖe
eƒe seawo, ɖoɖoawo kple ɖaseɖi-
ɖiawo nu o la, eyata dzɔgbevɔ̃e
sia va mia dzi ɖo, abe alesi wòle
egbe siawo ene.
24 Eye Yeremya gblɔ na dukɔ
blibo la kple nyɔnuawo katã bena:
Mi Yuda blibo, si le Egipte-nyi-
gba dzi, mise Yehowa ƒe nya!
25 Ale Yehowa Zebaot, Israel ƒe
Mawu la, gblɔ esi: Mia kple mia
srɔ̃wo mieƒo nu kple miaƒe nu,
eye mietsɔ miaƒe asiwo wɔ edzi
gblɔ bena: Mina míawɔ míaƒe
adzɔgbe, si míeɖe la dzi, ne mía-
do dzudzɔ na dziƒo fianyɔnu, eye
míaƒo tsi ɖe anyi nɛ. Mili ɖe mia-
ƒe adzɔgbeɖeɖewo dzi, eye miwɔ
miaƒe ŋugbedodowo dzi ko![b] 26
Eyata mi Yuda blibo, si le Egipte-
nyigba dzi, mise Yehowa ƒe gbe!
Yehowa be: Metà nye ŋkɔ gã la:
Ne Yuda-ŋutsua ɖe ƒe nu ayɔ
nye ŋkɔ le Egipte-nyigba blibo
la dzi agblɔ be, yetà Afetɔ Ye-
howa ƒe agbe fĩ! 27 Kpɔ ɖa, mele
ŋute ɖe mia ŋu hena vɔ̃wɔwɔ, me-
nye hena nyui o, eye yi kple
dɔwuame atsrɔ̃ Yuda-ŋutsu, siwo
katã le Egipte-nyigba dzi la, va-
seɖe esime wo nu ayi. 28 Eye
amesiwo si le yi nu la, agbugbɔ
tso Egipte-nyigba dzi [f]ayi Yuda-
nyigba dzi, eye woanye ame xe-
xlẽewo; eye Yuda ƒe ame susɔea-
wo katã, amesiwo yi Egipte, be
woanye amedzro le afima la, adze
si amesi ƒe nya le eme, tɔnye loo
alo wo tɔ. 29 Yehowa be: Esia
anye dzesi na mi be, mele to he
ge na mi le teƒe sia, ne miadze
sii be, nye nyawo ava me ɖe mia
ŋu hena vɔ̃wɔwɔ: 30 Ale Yehowa
gblɔ esi: Matsɔ Egipte-fia Farao
Xofra ade asi na eƒe futɔwo kple
eƒe kudilawo, abe alesi metsɔ Yu-
da-fia Zedekiya de asi na eƒe futɔ
kple eƒe kudila Babel-fia [g]Nebu-
kadnezar ene.

Nyagblɔɖila la de dzi ƒo na Barux bena, mele kuku ge o.

45. Nyagblɔɖila Yeremya ƒe
nya, si wògblɔ na Barux,
Neria vi la, esime wòŋlɔ [h]nya sia-
wo tso Yeremya nu ɖe agbalẽ me
le Yuda-fia Yoyakim, Yosiya vi
ƒe ƒe enelia me la, enye si: 2 Ba-
rux, ale Yehowa, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ ɖe ŋuwò enye si: 3 Egblɔ
be: „Baba nam, elabena Yehowa
tsɔ nuxaxa kpe ɖe nye vevesese
ŋu, nye hũɖeɖe ti kɔ nam, eye
nyemekpɔ gbɔdzɔea ɖeke o." 4 Ale
nagblɔ nɛ enye si: Yehowa be:
Nusi nye ŋutɔ metu la, magbãe
aƒu anyi, eye nusi medo la, ma-
hoe ɖa, anyigba blibo la dzi wòa-
va; 5 hafi wòa nèbe, yeadi nu gã-
woa? Megadi wo o; elabena Ye-
howa be: Mahe dzɔgbevɔ̃e ava
ŋutilãwo katã dzi; ke mana [i]wò
agbe nazu aboyonu na wò le
teƒe, siwo katã nayi.

[a] Yes. 11, 11. [b] kp. 17. [d] 7, 17. 18. [e] Hos. 2, 7. [f] Yes. 11, 11. [g] Kron. II. 36, 13. 20. [h] 36, 4. [i] 38, 18; 43, 6.

Tsitretsitsi de Egipte ŋuti.

46. Yehowa ƒe gbe, si va na
nyagblɔdila Yeremya de
dukɔwo ŋu enye si: 2 [a]Hena Egip-
te, de Egipte-fia [b]Farao Nexo ƒe
aʋakɔ, si le Frat-tɔsisi nu le Kar-
kemis gbɔ, eye Babel-fia Nebu-
kadnezar sii le Yuda-fia Yoyakim,
Yosiya vi ƒe ƒe enelia me la ŋu:
3 Mitsɔ akpoxɔnu gã kple via bla
akpae, eye mido de aʋa nu! 4 Mi-
tsi sɔtsuwo de tasiadam ŋu, eye
mide sɔwo dzi, midɔ gakukuwo
miado, minyre akplɔwo, eye mido
gawuwo! 5 Nukaŋuti mele wo
kpɔm dzidzi ƒo wo, eye wogbu-
gbɔ de megbe, wogbã woƒe kalẽ-
tɔwo gudugudu, eye wosi wome-
gale megbe kpɔm o? Yehowa be:
Ŋɔdzi li godoo. 6 Ame deablɛ masi
o, eye kalẽtɔ made edokui o!
Wotsra de anyiehe le Frat-tɔsisi
la to hetsi afima. 7 Ameka nye
esi gbɔna abe Nil ene, eye eƒe
tsiwo le tsotsom abe tɔsisiwo ene?
8 Egipte ye gbɔna abe Nil ene,
eye eƒe tsiwo le tsotsom abe tɔ-
sisiwo ene, eye wógblɔ be: Mayi
adade anyigba la, eye matsrɔ̃ du-
wo kple wo me nɔlawo. 9 Mi sɔwo,
mide ta eme, mi tasiadamwo, mi-
nyẽ zi de eme! Kalẽtɔwo neho,
Kusi-viwo kple Put-viwo, amesiwo
si me akpoxɔnu le, kpakple Li-
biatɔwo, amesiwo nye aŋutrɔdala,
siwo hea da me! 10 Gbemagbe
enye hlɔ̃biagbe na Aƒetɔ, Yeho-
wa Zebaot, ne wòabia hlɔ̃ eƒe
futɔwo. Yi adu nu adi ƒo, eye
[e]wòamu woƒe ʋu; elabena Aƒetɔ,
Yehowa Zebaot, le vɔsaŋkeke-
nyuie dum le anyiehe-nyigba dzi,
le Frat-tɔsisi la nu. 11 Egipte-
detugbi, yi nadatsɔ atike tso [f]Gi-
lead; yakatsyɔe nèle atike gede
wɔm, màhaya akpɔ o. 12 Dukɔ-
wo se wò ŋukpe ŋkɔ, eye wò
ɣlikpɛdodo yɔ anyigba dzi fũ;
elabena kalẽtɔ dze anyi de kalẽtɔ
dzi, eye wo kple eve la siaa wotsi.
13 Yehowa ƒe nya, si wógblɔ
na nyagblɔdila Yeremya be, Ba-
bel-fia Nebukadnezar gbɔna Egip-
te-nyigba si ge la, enye si: 14 Mi-
do kpo le Egipte, mide gbe fã le
Migdol, eye mide gbe fã le Nof
kple Taxpanxes! Migblɔ bena:
Tso nadzra dokuiwò do, elabena
yi le nu dum le ŋuwò godoo. 15
Nukaŋuti wò ŋusẽtɔwo do baba
de anyi? Womenɔ te o, elabena
Yehowa ye tutu wo ƒu anyi. 16 Ena
ame gedewo kli nu, eye wodze
anyi de wo nɔewo dzi hegblɔ
bena: Mina míagbugbɔ ayi míaƒe
dukɔ gbɔ kple anyigba, si dzi
wodzi mí do la dzi, tso yi wuame
la nu! 17 Miyɔ Egipte-fia Farao
be „hohohodola, si dea ŋu di le
ɣeyiɣi nyuitɔ ŋu.“ 18 Ale fia, si
ŋkɔ nye Yehowa Zebaot la, gblɔ
esi: Metá dokuinye ƒe agbe: Ava
abe alesi Tabor le towo dome,
eye Karmel le atsiaƒu nu ene.
19 Egipte-nyɔnuvi, do mɔzɔgba
na dokuiwò; elabena Nof azu
aƒedo, eye woagblẽe, ame navɔ le
eme. 20 Nyinɔvi enye Egipte.
Adzɔe tso anyiehe gbɔna. 21 Ame-
dzro, siwo nye asrafowo le wo
dome, hã le abe nyivi dami ene;
wo katã trɔ megbe hesi, eye wo-
menɔ te o; elabena woƒe dzɔgbe-
vɔ̃egbe, woƒe toheɣi va wo dzi.
22 Woƒe zinyenyẽ le abe da, si
le sisim la tɔ ene; elabena wo-
gbɔna kple aʋakɔ, eye wolė fiavi
de asi ƒo de edzi abe atilãla ene.
23 Yehowa be: Woaƒo eƒe ave, si
do kpekpekpe, elabena wosɔ gbɔ
wu ʋetsuviwo, eye womele xexlẽ
me o. 24 Ŋukpe lé Egipte-nyɔ-
nuvi, elabena wotsɔe de asi na
anyiehe dukɔ. 25 Yehowa Zebaot,
Israel ƒe Mawu la be: Mahe to na
Amon le No, na Farao, na Egipte
kple eƒe [d]mawuwo kple eƒe fiawo
kpakple amesiwo le dzi dom de
Farao ŋu la. 26 Matsɔ ade asi
na eƒe kudilawo kple Babel-fia
Nebukadnezar kpakple eƒe dɔla-
wo; ke emegbe la ame aganɔ edzi
abe tsã ene, Yehowa ye gblɔe.

Akɔfafa na Israel.

27 Ke [g]wò, nye dɔla Yakob, me-
gavɔ̃ o, eye Israel, dzi megade
le ƒowò o; elabena made wò atso
didiƒe kple viwòwo atso woƒe abo-
yonyigba dzi; Yakob atrɔ agbɔ,
ava nɔ anyi ade dzi di bɔkɔɔ, eye
amea deke mado vodi nɛ o. 28 Ye-
howa be: Wò, nye dɔla Yakob,
megavɔ̃ o; elabena meli kpli wò,
eye matsrɔ̃ dukɔ, siwo katã dome
menyã wò do do la gbidigbidi;
ke wò la, nyematsrɔ̃ wò keŋ o;
nyemagbe tohehe na wò o, ke
boŋ mahe to na wò de dodo la nu.[h]

[a] Yes. 19; [illegible] 29; 30.
[b] Kron. II. 35, 20.
[d] 49, 12.
[e] Mo. V. 32, 42; Yes. 34, 5.
[f] 8, 22.
[g] 30, 10; Yes. 44, 2.
[h] 30, 11.

Nyagblɔḍi le Filistitɔwo. Tiro kple Sidon ŋuti.

47. Yehowa ƒe gbe. si va na
nyagblɔḍila Yeremya ḍe
ᵃFilistitɔwo ŋu. hafi Farao nava
si Gaza. enye si: 2 Ale Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ḍa. tsi tso anyiehe
gbɔna. eye wòazu tɔḍɔḍɔ aḍe
anyigba kple edzi nuwo. duwo kple
wo me nɔlawo: amegbetɔwo ado
ɣli. eye anyigbadzitɔwo afa avi
3 le sɔtsuwo ƒe afɔtutu anyi kpi-
tikpiti. le tasiaḍamwo ƒe zinyenyẽ
kple tasiaḍamfɔwo ƒe hoowɔwɔ ta:
fofowo matrɔ ḍe wo viwo ŋu o.
elabena woƒe asi ado agblɔ 4 le
ŋkeke. si gbɔna la ta. be woagblẽ
Filistitɔwo katã. eye woatsrɔ̃ Tiro
kple Sidon ƒe xɔnametɔ susɔea-
wo: elabena Yehowa le Filistitɔ.
siwo kpɔtɔ ḍe ᵈKaftor-ƒukpo dzi
la gblẽ ge. 5 ᵉGaza atsi ƒuƒlu.
eye woatsrɔ̃ Askalon: ame dzɔ-
tsuwo ƒe susɔeawo. ɣekaɣi miasi
ᶠblini na mia ḍokui ase do?
6 Ao. Yehowa ƒe yi, ɣekaɣi hafi
nagbɔ ḍe eme? Trɔ va ḍo wò
aku. wò akɔ nefa. eye nanɔ anyi
kpoo! 7 Nukaŋuti nagbɔ ḍe eme.
esi wònye Yehowa ye de se na
wò ḍe Askalon ŋu. eye wòḍɔ wò
ḍe ƒutawo ŋu ḍe?

Nyagblɔḍi le Moab ŋu.

48. ᵍĐe Moab ŋu: Ale Yehowa
Zebaot. Israel ƒe Mawu la.
gblɔ esi: Baba na Nebo. elabena
wogblẽe! Woxɔ Kiryatayim. eye
ŋukpe lée. wogbã mɔ̃ sesẽ la wòzu
ŋukpe! 2 Moab ƒe adegbeƒoƒo nu
tso. woḍo tame vɔ̃ ḍe eŋu le Xes-
bon be: Mina míatsrɔ̃e, ne womа-
ganye dukɔ azɔ o! Woatsrɔ̃ wò
Madmen hã. eye yi anɔ yowòme.
3 Xli ḍi le Xoronayim be: Gbe-
gblẽ kple mumũ gã! 4 Moab mũ
dze anyi. eye wo viwo le ɣlikpɛ
dom. 5 Wole avi fam lia Luxit
ƒe to dzi mɔ la. eye konyifaɣli le
ḍiḍim le wo nu le Xoronayim ƒe
abu nu le gbegblẽ la ta. 6 Misi.
miḍe miaƒe agbe. eye minɔ abe
ʰame ḍeƒeƒle le gbegbe ene. 7 Esi
nèle dzi ḍom ḍe wò dɔwɔwɔwo
kple wò kesinɔnuwo ŋu la. eyata
woaxɔ wò hã. eye ⁱKamos ayi
aboyo me hekpe ḍe eƒe trɔ̃nuawo
kple amegãwo ŋu. 8 Nugblẽla
ava du sia ḍu me. eye dua ḍeke
masi o, bali me nu ayi. eye tagba

ᵃ Yes. 14, 29-32; Xez. 25, 15-17.
ᵇ Sam. I. 15, 3. 9, 11.
ᵈ Am. 9, 7.
ᵉ Am. 1, 6–8; Zef. 2, 4; Zax. 9, 5.
ᶠ 41, 5; 48, 27.
ᵍ Yes. 15; 16; Xez. 25, 8-11; Am. 2, 1-3; Zef. 2, 8-11.
ʰ 17, 6.
ⁱ Fia. I. 11, 7.
ᵏ 25, 15.

atsrɔ̃. abe alesi Yehowa gblɔ ene.
9 Mina aʋala Moab. ne wòadzò
adzo: eƒe duwo le aƒedo zu ge,
amea ḍeke manɔ wo me o. 10 Aḍi
amesi le alɔgblɔlɔ wɔm le Yeho-
wa ƒe dɔ ŋu la ŋuti. eye aḍi amesi
he eƒe yi ḍe megbe tso ʋukɔkɔḍi
me la ŋu kpekpekpe.ᵇ
11 Moab li bɔkɔɔ tso eƒė ḍevime
ke. eḍo ƒã ḍi kpoo. eye wometrɔe
tso goe me kɔ ḍe goe bubu me
o. eye meyi aboyo me o. eyata
eƒe vivi gale eŋu. eye eƒe ʋeʋẽ
metrɔ o. 12 Yehowa be: Eyata
kpɔ ḍa. ŋkeke li gbɔna. eye ma-
ḍɔ goeviãlawo ḍa. ne woaviãe.
woaḍi ƒuƒlu eƒe goewo. eye woa-
gbã eƒe zewo. 13 Ŋu akpe Moab
ḍe Kamos ŋu. abe alesi ŋu kpe
Israel ƒe aƒe la ḍe Betel. si ŋu
woḍo dzi ḍo la ŋu ene. 14 Aleke
miaŋɔ gbɔgblɔm be: Kalẽtɔwo
mienye. eye ŋutsu aʋamewo míe-
nye? 15 Fia. si ŋkɔ nye Yehowa
Zebaot la be: Moab kple eƒe du-
wo gblẽla gbɔna xoxo. eye eƒe
ḍekakpui tiatiawo yina ḍe ame-
wuƒe. 16 Moab ƒe gbegblẽ tu aƒe.
ne wòava eme. eye eƒe dzɔgbe-
vɔ̃e le du dzi ŋutɔ. 17 Mi eƒe
aƒelikawo katã kple amesiwo katã
nya eƒe ŋkɔ la. mifa nɛ! Migblɔ
be: Aleke ati tɔḍeŋu sesẽ la, ati-
kplɔ nyo la ŋe? 18 Dibon-nyɔ-
nuvi. ḍi tso wò ŋutikɔkɔe me.
nabɔbɔ nɔ ke me: elabena Moab-
gblẽla le ƒoƒo ge ḍe dziwò. eye
wòagblẽ wò mɔ̃ sesẽwo. 19 Aroer-
nyɔnu. va tsi tre ḍe mɔ to nanɔ
ŋu tsam. bia amesiwo si. eye wo-
kpɔtɔ la bena: Nya kae dzɔ?
20 Ŋukpe lė Moab. elabena wo-
gbãe. Mifa avi. eye mido ɣli.
mido boblo le Arnon nu be: Wo-
gblẽ Moab! 21 Ŋɔnudɔdrɔ̃ va
gbadzaƒe nyigba. Xolon. Yaza kple
Mefaat dzi. 22 Dibon. Nebo kple
Bet-Diblatayim dzi. 23 Kiryatayim,
Bet-Gamul kple Bet-Meon dzi.
24 Keriyot kple Bozra kpakple
Moab-nyigba ƒe du. siwo katã le
didiƒe kple kpuiƒe la dzi. 25 Ye-
howa be: Woŋe Moab ƒe dzo. eye
wolã eƒe alɔ. 26 Mina aha Moab.
ne wòano ᵏamu. be wòadze anyi
ḍe eƒe xeḍeḍe me. ne eya hã nazu
alɔmeḍenu. elabena Yehowa ŋu
wòtɔ asi akɔ ḍo. 27 Đe Israel
mezu alɔmeḍenu na wò oa? Fia-

fiwo domee wolée le, hafi ne ènya
ƒo nu le eŋu ko la, nènɔa ta ʋu-
ʋuma? 28 Mi Moabitɔwo, migblẽ
miaƒe duwo ɖi, ne miaɖanɔ aga-
towo me, minɔ abe akpakpa, si
wɔ atɔ ɖe agakpewo toga ene.
29 Míese Moab ɖadala ŋkɔ be,
edoa eɖokui ɖe dzi ŋutɔ, eƒoa
adegbe, edana, edzraa eɖokui, eye
eƒe dzi doa eɖokui ɖe dzi. 30 Ye-
howa be: Menya eƒe dɔmedzoe-
dodo kple eƒe numeɖiɖi, eƒe nu-
wɔwɔ mele ɖeke me o. 31 Eyata
mafa avi ɖe Moab ŋu, mado ɣli
ɖe Moab blibo la ŋu, eye maɖe
hũ ɖe Kir-Xeres-ŋutsuwo ŋu. 32
Sibna ƒe weinka, mafa avi na wò,
wu alesi mefa avi na Yaezer, wò
kawo to atsiaƒu dzi vaseɖe ƒu nu
le Yaezer, nugblẽla va ƒo ɖi le
wò kutsetsegbeɣi kple wò wein-
xaɣi. 33 Dzidzɔ kple aseyetso-
tso nu tso le agblewo me le Moab-
nyigba dzi; metsi wein nu le wein-
fiãnu me, eye womagafiã wein
kple aseyetsotso azɔ o; aseyetso-
tso maganye aseyetsotso o! 34 Le
Xesbon ƒe afadodo, si ɖi vaseɖe
Eleale kple Yahaz ta wodo ɣli
tso Zoar va ke ɖe Xoronayim va-
seɖe Eglat etɔ̃lia ke, elabena Nim-
rim ƒe tsiwo hã amie. 35 Yehowa
be: Matsrɔ̃ amesiwo dea nuxeƒe,
eye wodoa dzudzɔ na woƒe ma-
wuwo la ɖa le Moab.
36 Eyata nye dzi axa nu ɖe
Moab ŋu abe dzekuku ene, eye
nye dzi axa nu ɖe Kir-Xeres-ŋu-
tsuwo ŋu abe dzekuku ene, ela-
bena nusiwo wotu ɖo la ƒe mlɔea
dɔ̃.[g] 37 Elabena tawo katã nye
ta kokoe, wolũ gewo katã, [h]abi ku-
ku teƒe le asiwo katã ŋu, eye akpa-
nya le aliwo katã dzi. 38 Amewo
katã le nu xam le Moab ƒe xɔ-
tawo katã kple eƒe kpɔdomeewo
katã, elabena megbã Moab abe
ze manyomanyo ene. 39 Aleke
wòhegbãe ale? Mifa avi! Aleke
Moab trɔ megbe kple ŋukpee?
Moab zu alɔmeɖenu kple bibi na
eƒe aƒelikawo katã. 40 Elabena
ale Yehowa gblɔ esi: Futɔ la adzo
abe hɔ̃ ene, eye wòake aʋala ɖe
Moab dzi![l] 41 Woxɔ duwo, eye
woxɔ mɔ̃ sesẽwo. Moab-kalẽtɔwo
ƒe dzi le ɣemaɣi abe nyɔnu, si
le ku lém ƒe dzi ene. 42 Wotsrɔ̃
Moab, eye meganye dukɔ azɔ o,

[a] Yes. 24, 17. 18.
[b] Mo. IV. 21, 28. 29.
[d] Xez. 25, 2–7; Am. 1, 13–15; Zef. 2, 8–11.
[e] Fia. 1. 11, 5.
[f] kp. 1.
[g] 4, 19; Yes. 15, 7; 16, 11.
[h] 47, 5.
[i] 48, 47.
[k] Yes. 21, 11; 34, 5–15; Xez. 25, 12–14; Am. 1, 11. 12; Ob.
[l] 49, 22.

elabena etɔ asi akɔ ɖe Yehowa
ŋu. 43 Mi Moabitɔwo, Yehowa
be: Ŋɔdzi, ʋe kple mɔ̃ka le mia
ŋu. 44 Amesi si le ŋɔdzi nu la,
age adze ʋe me, eye amesi do
le ʋe me la, mɔ̃ka aɖee. Elabena
Yehowa be: Mahe toheɣi avae na
Moab.[a] 45 Amesisiawo tsra wɔɔ ɖe
vɔvɔli te le Xesbon; elabena [b]dzo
tso Xesbon, eye dzoƒaɖe tso Si-
xon, efiã Moab ƒe tonuƒui kple
ʋunyaʋunyaviwo ƒe dzodzome.
46 Moab, baba na wò! Kamos-
dukɔ tsrɔ̃, elabena wokplɔ wò ŋu-
tsuviwo ɖade gaxɔ me, eye wokplɔ
wò nyɔnuviwo yi aboyo mee.
47 Yehowa be: Ke magaɖo Moab
te le ŋkeke mlɔeawo me. Moab
ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ seƒe enye si.

Nyagblɔɖi le Amon-viwo ŋu.

49. Ðe [d]Amon-viwo ŋu: Ale Ye-
howa gblɔ esi: Ðe ŋutsuvia
ɖeke mele Israel si, alo dome-
nyilaa ɖeke mele esi oa? Nuka-
ŋuti [e]Malkam xɔ Gad wɔ etɔe,
eye eƒe dukɔ le eƒe duwo me?
2 Eyata Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋke-
ke li gbɔna, eye mana aʋaɣli
naɖi ɖe Amon-viwo ƒe Raba ŋu,
be wòazu anyiglãgo, woatɔ dzo
eŋu duwo, eye Israel agaxɔ eƒe
domenyinu, Yehowa ye gblɔe.
3 Xesbon, fa avi, elabena wogblẽ
Ai! Mi Raba-nyɔnuviwo mido ɣli,
eye mita akpanya ɖe ali, mixa nu,
eye minɔ tsa glãla tsam le lãkpɔ-
wo me, elabena [f]Malkam ayi abo-
yo me hekpe ɖe eƒe trɔ̃nuawo
kple amegãwo ŋu. 4 Wò nyɔnuvi
dzeaglã, si le dzi ɖom ɖe wò ke-
sinɔnuwo ŋu, nukaŋuti nètsɔ wò
balime le adegbe ƒomee be, ba-
lime wɔnu wònye hele gbɔgblɔm
be: Amekae ava gbɔnye? 5 Kpɔ
ɖa, Aƒetɔ, Yehowa Zebaot, be:
Mana miaƒe aƒelikawo katã nahe
ŋɔdzi ava mia dzi, woaka mi ahlẽ,
eye amesiame aɖo ta eŋgɔ tẽ, ale
be womaƒo sisilawo nu ƒu o. 6 Ke
emegbe la magaɖo Amon-viwo te,
Yehowa ye gblɔe.[i]

Le Edom ŋuti.

7 [k]Ðe Edom ŋu: Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Ðe nunyaa ɖeke
megale Teman o, adaŋuɖeɖe bu
ɖe nunyalawo, eye wotrɔ nunya
ƒo ɖe anyia? 8 Mi Dedantɔwo,
misi, mitrɔ dzo, eye miɣla mia ɖo-

kui ḍe agu me; elabena mahe dzɔ-
gbevɔ̃e ava Esau dzi le gbesigbe
mahe to nɛ. 9 Ne weintsetsexa-
lawo ƒo ḍe dziwò la, womasusɔ
mamlea ḍeke ḍi o; ne fiafitɔwo
va le zã me la, woagblẽ nu, va-
seḍe esime wòati kɔ na wo. 10 Ela-
bena maḍe ama Esau, maklo nu
le eƒe bebeƒe dzi, be magatsi ɣa-
ɣlaƒe o. Woatsrɔ̃ viawo, nɔviawo
kple eƒe aƒelikawo, eye eya ŋutɔ
nu ayi. 11 Gblẽ wò tsyɔ̃eviwo
ḍi nam, maxɔ wo ḍe agbe, eye
wò ahosiwo neḍo dzi ḍe ŋunye!
12 Ale Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ḍa,
amesiwo [d]kplu la nono medze o
hã, wononɛ kokoko, eye ḍe woa-
gbe tohehe na wò ya? Màtsi to-
mahemahe o, ke boŋ ànoe koko-
ko! 13 Elabena ale Yehowa gblɔ
esi: Metà ḍokuinye ƒe agbe: Ne
Bozra mazu [e]ŋɔdzinu, alɔmeḍenu,
aƒedo kple ḍiŋudonu, eye eƒe du-
wo katã nazu gbegbe mavɔ o fĩ!
14 Mese nya tso Yehowa nu, eye
woḍo ame ḍe dukɔwo dome be:
Miƒo takpli miava ḍe wo ŋu, eye
mitso miakpe aʋa! 15 Elabena
mewɔ wò sue le dukɔwo dome,
eye medo vlo wò le amegbetɔwo
dome. 16 Ŋɔdzi lè wò; wò dzi
ƒe dàda ble wò, wò amesi le aga-
towo me, eye nètso aƒe ḍe towo
ƒe tsutsuẽƒe! Ne èwɔ atɔ ḍe kɔ-
kɔƒe abe hɔ̃ ene hã la, matutu wò
aƒu anyi tso afima, Yehowa ye
gblɔe! 17 Edom azu gbegbe, eye
amesiame, si to eŋu yina la ƒe
nu aku wòado tsiã ḍe woƒe abi-
xɔxɔwo katã ŋu.[h] 18 Yehowa be:
Amea ḍeke magatso aƒe ḍe afima
o, eye amegbetɔvia ḍeke manɔ
afima o, abe alesi wotrɔ Sodom
kple Gomora kple woƒe aƒelikawo
bu anyii ene.[k] 19 Kpɔ ḍa, ado
tso Yordan ƒe aƒlawo me abe dzata
ene ahayi lãnyiƒe, si de ama ḍaa
la; elabena manyãe ḍa le eŋu le
aḍabaƒoƒo ḍeka me, eye amesi
metia la, eya matsɔ aḍo enu. Ela-
bena ameka de nunye, ameka
akplɔm ayi ʋɔnui, eye ameka nye
lãkplɔvi anɔ te ḍe nunye?[n] 20
Eyata mise Yehowa ƒe aḍaŋu, si
wòḍe ḍe Edom ŋu kple eƒe tame,
si wòḍo ḍe Temantɔwo ŋu la:
Vavã woakplɔ lã kudɔewo adzoe,
eye woƒe lãnyiƒe ƒe nu aku ḍe
wo ŋu. 21 Anyigba ʋuʋu le eƒe
anyidzedze ƒe ḍiḍi ta, wose ko-
nyifaɣli le Avaƒu la nu ke. 22 Kpɔ
ḍa, [a]egbɔna abe hɔ̃ ene, eye wòa-
dzo akeke eƒe aʋala ḍe Bozra
dzi, eye Edom-kalẽtɔwo ƒe dzi
anɔ le ɣemaɣi abe nyɔnu, si le
ku lèm ƒe dzi ene.

Le Damasko ŋuti.

23 [b]Ŋe Damasko ŋu: Ŋu kpe
Xamat kple Arpad; elabena wose
nya vɔ̃, eye dzi ḍe le wo ƒo; ŋɔ-
dzi le atsiaƒu nu, womate ŋu agbɔ
ḍe eme o. 24 Damasko ƒe lãme
tu, etrɔ hesi, eye dzidzi ƒoe; ŋɔ-
dzi kple vevesese va edzi abe
nyɔnu lèku ene. 25 Aleke wogblẽ
du nyɔnyɔ la, nye dzidzɔkpɔkpɔ
ƒe mɔ̃ sesẽ la ḍi? 26 Eyata woƒe
ḍekakpuiwo atsi woƒe kpɔdomeẽ-
wo, eye woƒe aʋawɔlawo katã
atsrɔ̃ gbemagbe, Yehowa ye gblɔe.
27 Eye matɔ dzo Damasko ƒe gli-
wo, ne wòafiã Ben-Hadad ƒe fia-
sãwo.

Le Kedar kple Hazor fiaḍuƒe, siwo Nebukadnezar, Babel-fia, si la ŋuti.

28 [f]Ŋe Kedar kple [g]Xazor-fia-
ḍuƒe, siwo Babel-fia Nebukadne-
zar si la ŋu: Ale Yehowa gblɔ
esi: Mitso, ne miaho ḍe Kedar ŋu,
eye mitsrɔ̃ ɣedzeƒeviwo. 29 Woa-
xɔ woƒe agbadɔwo kple alẽwo,
woƒe agbadɔvɔwo kple woƒe nu-
wo katã, eye woakplɔ woƒe kpo-
sɔwo adzoe, woado ɣli ḍe wo ŋu
be: Ŋɔdzi li godoo! 30 Yehowa be:
Mi Xazortɔwo, misi, afɔ netsɔ na
mi, eye miɣla mia ḍokui ḍe agu me;
elabena Babel-fia de adaŋu ḍe mia
ŋu, eye wòḍo ta me ḍe mia ŋu.[i] 31
Yehowa be: Mitso, miaho ḍe dukɔ,
si de dzi ḍi bɔkɔɔ la ŋu, agbo kple
gameti mele wo si o, eye wole
aga. 32 Woƒe kposɔwo kple woƒe
lã gbogboawo azu nuhaha, eye
makaka [l]akotsolawo ahlẽ ḍe yawo
katã me, eye mahe dzɔgbevɔ̃e tso
goawo katã me ava wo dzi, Ye-
howa ye gblɔe. 33 Xazor azu
amegãxiwo nɔƒe, eye wòazu gbe-
gbe ḍaa, amea ḍeke matso aƒe ḍe
afima o, eye amegbetɔvia ḍeke
manɔ eme o.[o]

Le Elam ŋuti.

34 Yehowa ƒe gbe, si va na
nyagblɔḍila Yeremya ḍe [p]Elam
ŋu le Yuda-fia Zedekiya ƒe fia-
ḍuḍu ƒe gɔmedzedzea me la, enye
si: 35 Ale Yehowa Zebaot gblɔ

a 48, 40.
b Yes. 17, 1; Am. 1, 3—5.
d 25, 15. 21.
e 44, 12.
f Yes. 21, 16. 17.
g Yos. 11, 10.
h 50, 13.
i kp. 8.
k Yes. 1, 9.
l 9, 25; 25, 23.
n 50, 44.
o 9, 10.
p 25, 25.

esi: Maŋe Elam ƒe dati, si nye
woƒe ŋusẽ vevietɔ la. 36 Makplɔ
ya eneawo tso dziƒo ƒe go enea-
wo dzi ava ƒo ɖe Elam dzi, maka
wo ahlẽ ɖe ya siawo katã me,
eye dukɔa ɖeke manɔ anyi, si
dome Elam ƒe amewo makaka ɖo
o. 37 Mana dzi naɖe le Elam ƒo
le eƒe futɔwo kple eƒe kudilawo
nu, mahe dzɔgbevɔ̃e, nye dɔme- [a] Mo.V. 32, 27; Yes. 10, 5. 7. 15.
dzoe heliheli, ava wo dzi, eye
maɖo yi ɖe wo yome, vaseɖe esi-
me woatsrɔ̃ avɔ, Yehowa ye gblɔe!
38 Yehowa be: Mali nye fiazikpui
ɖe Elam, eye matsrɔ̃ fia kple ame-
gãwo siaa. 39 Ke magaɖo Elam te
le ŋkeke mlɔeawo me, Yehowa
ye gblɔe.[b] [b] kp. 6.

Nyagblɔɖi le Babel gbegblẽ kple Israel ɖeɖe ŋuti. [d] 51, 37; 49, 17.

**50.** Yehowa ƒe nya, si wògblɔ
ɖe Babel kple Kaldea-nyi-
gba ŋu to nyagblɔɖila Yeremya
dzi la, enye si:[e] 2 Mido kpo le [e] Yes. 13, 14.
dukɔwo dome, miɖe gbe ƒã, eye
mido aflaga ɖe dzi! Miɖe gbe ƒã,
migaɣlae o! Migblɔ be: Woxɔ [f] Nyad. 18, 6.
Babel, ŋukpe lé Bel, eye wogbã
Merodax ƒu anyi! Ŋukpe lé woƒe
legbawo, eye wogbã woƒe mawu-
wo![g] 3 Elabena dukɔa ɖe ho ɖe [g] Yes. 46, 1.
wo ŋu tso anyiehe, ne wòaɖo aƒeɖo
woƒe anyigba, be amea ɖeke na-
ganɔ edzi o; amegbetɔwo kple
lãwo siaa si, eye wovu dzo.
4 Yehowa be: Le ŋkeke mawo
me, le ɣemaɣi la Israel-viwo kple
Yuda-viwo siaa atrɔ agbɔ, eye woa-
nɔ [h]avi dzi ava di Yehowa, woƒe [h] 31, 9.
Mawu la. 5 Woabia Zion ta ase,
eye afima mɔ anɔ ŋku dzi na wo
be: „Mina míaku ɖe Yehowa ŋu,
eye míabla nu mavɔ, si woma-
ŋlɔ be akpɔ o!“ 6 Alẽ tatrawoe
nye nye dukɔ; wo kplɔviwo flu
wo, eye wokplɔ wo tra yi towo
dzi, wole tsatsam tso to dzi yi
togbɛ dzi, eye woŋlɔ wo mlɔƒe
be. 7 Amesiwo katã kpɔ wo la,
du wo, eye woƒe futɔwo gblɔ be- [i] 31, 34; 33, 8.
na: Míeɖi fɔ o, elabena ɖe wowɔ
nuvɔ̃ ɖe Yehowa, woƒe dzɔdzɔe-
nyenye ƒe lãnyiƒe, kple Yehowa,
wo fofowo ƒe mɔkpɔkpɔ la ŋu.
8 Misi tso Babel, miʋu tso Kal-
dea-nyigba dzi, eye minɔ abe
agbowo le alẽhawo ŋgɔ ene![k] [k] 51, 6. 45.
9 Elabena manyɔ dukɔ gãa ɖe tso

anyiehe-nyigba dzi, eye makplɔ
wo avɛ ɖe Babel ŋu, ne woaɖze
aʋa ɖe eŋu ahaxɔe; woƒe aŋu-
trɔwo le abe kalẽtɔ dzeaɖaŋu tɔ
ene, womedaa dadagbo o. 10 Ale
Kaldea azu nuhaha; amesiwo katã
hae la, aɖi ƒo, Yehowa ye gblɔe.
11 Nye domenyinu halawo, minɔ
dzidzɔ kpɔm, eye minɔ aseye
tsom ko, [a]miɖi adzrɔ abe nyinɔvi,
si le lu tugum la ene, eye mixlɔ̃
abe sɔtsu ene. 12 Ŋu akpe mia
dada, mia nɔ ƒe mo atsi dã; kpɔ
ɖa, dukɔwo ƒe nuwuwu anye gbe-
gbe, kuɖiɖi kple tagba! 13 Le
Yehowa ƒe dɔmedzoe ta azu aƒe-
ɖo kple gbegbe ɖikaa, ale be ame-
siame, si to Babel ŋu yina la ƒe
nu aku, eye wòaɖo tsiã le woƒe
abixɔxɔwo katã ta.[d] 14 Mi aŋu-
trɔdalawo katã, midze aʋa ɖe Ba-
bel ŋu godoo va kpe; mitee, eye
migave nu le aŋutrɔ gbɔ o, ela-
bena Yehowa ŋu wòwɔ nuvɔ̃ ɖo.
15 Mitso ayiboopɛɛ ɖe eŋu godoo;
ena ta, eƒe sɔtiwo ŋe dze eme,
eye eƒe gliwo mũ, elabena Yeho-
wa ƒe hlɔ̃biabia nye esia; [f]mibia
hlɔ̃e, eye miwɔ nɛ, abe alesi wò-
wɔ ene! 16 Mitsrɔ̃ nuƒãla kple
nuŋela le nuŋeɣi ɖa le Babel!
Amesiame trɔ yi eƒe dukɔ gbɔ,
eye amesiame si yi eƒe anyigba
dzi le yi wuame la ta. 17 Israel
la, alẽ, si wonyã de gbe, eye dza-
tawo yɔ ɖe nu la wònye; gbã la
Asur-fia dui, emegbe Babel-fia
Nebukadnezar kuko eƒe ƒuwo.
18 Eyata ale Yehowa Zebaot, Is-
rael ƒe Mawu la, gblɔ esi: Kpɔ
ɖa, mahe to na Babel-fia kple eƒe
anyigba, abe alesi mehe to na
Asur-fia ene. 19 Magakplɔ Israel
agbɔ va eƒe gbeɖuƒe, ne wòaɖu
gbe le Karmel dzi kple Basan,
eye wòaɖu nu aɖi ƒo le Efrayim-
towo dzi kple Gilead. 20 Yehowa
be: Le ŋkeke mawo me, le ɣe-
maɣi la woadi Israel ƒe vodada,
ke manɔ anyi o, eye womagakpɔ
Yuda ƒe nuvɔ̃wo o, elabena [i]ma-
tsɔe ake amesiwo makpɔtɔ ɖi.
21 Yehowa be: Ho ɖe aglãdzela
vivivowo ƒe anyigba kple tohehe-
viwo ŋu, wu ame, eye natsrɔ̃ woƒe
susɔeawo gbiɖigbiɖi, eye nawɔ
nusiwo katã ŋu mede se na wò
le la. 22 Aʋaɣli kple gbegblẽ
gã le anyigba dzi! 23 Aleke anyi-

gba blibo la ƒe [a]zũ gbã, eye wò-
kaka ale? Aleke Babel zu ŋɔdzi-
nu le dukɔwo dome ale? 24 Babel,
medo mɔ̃ na wò, ke mèdze sii o,
eye wòɖe wò; asi tu wò, eye wolé
wò, elabena Yehowa ye nèwɔ avu
kple. 25 Yehowa ʋu eƒe nudzra-
ɖoƒe, eye wòɖe eƒe dziku ƒe aʋa-
wɔnuwo ɖo goe; elabena dɔ le
Afetɔ, Yehowa Zebaot ŋu le Kal-
dea-nyigba dzi. 26 Mitso goawo
katã me va ƒo ɖe edzi, miʋu nu
le eƒe avawo nu, milɔe trɔ ɖe
anyi abe lubabla ene, eye mitsrɔ̃e
gbidigbidi; migakpɔtɔ naneke ɖi
nɛ o. 27 Miwu woƒe nyitsuwo
katã, mikplɔ wo yi wuƒee. Baba
na wo, elabena woƒe toheɣi ɖo.
28 Miƒu to anyi! Sisilawo kple
amesiwo kpɔtɔ tso Babel-nyigba
dzi va, be woaɖe gbe ƒã Yehowa,
mía Mawu ƒe hlɔ̃biabia, eƒe hlɔ̃-
biabia ɖe eƒe gbedoxɔ nu le Zion!
29 Miyɔ aŋutrɔdalawo ɖe Babel
ŋu! Mi amesiwo katã hea da me,
miɖe to ɖee godoo va kpe, amea
ɖeke megakpɔtɔ o![g] Miɖo eƒe nu-
wɔna teƒe nɛ, miwɔ nɛ pɛpɛpɛ,
abe alesi wòwɔ ene, elabena Ye-
howa, Israel ƒe kɔkɔetɔ la ŋu wò-
wɔ nu tovo ɖo. 30 Yehowa be:
Eyata woƒe ɖekakpuiwo atsi woƒe
kpɔɖomeewo, eye woƒe aʋawɔla-
wo katã atsrɔ̃ gbemagbe. 31 Afetɔ,
Yehowa Zebaot, be: Kpɔ da, mado
ɖe dziwò, wò ame tovo; elabena
wò ŋkeke ɖe, wò toheɣi ɖo. 32
Ame tovo la akli nu adze anyi,
eye amea ɖeke mafɔe ɖe tsitre-
nu o, matɔ dzo eƒe duwo, ne
wòabi eƒe nutowo katã me.

33 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Wote Israel-viwo kple Yuda-viwo
siaa ɖe anyi, eye amesiwo katã ɖe
aboyo wo la, vá wo goŋgoŋ, gbe
be, yewomaɖe asi le wo ŋu o.
34 Ke wo ɖela sesẽ, eŋkɔ nye
Yehowa Zebaot. Adrɔ̃ woƒe nya
aɖe goe, ne wòana gbɔdzɔe anyi-
gba, eye wòaɖe zi Babeltɔwo me.
35 Yehowa be, yi neva Kaldea-
tɔwo, Babeltɔwo kple woƒe ame-
gãwo kple woƒe nunyalawo dzi!
36 Yi neva woƒe afakalawo dzi,
ne woazu bometsilawo! Yi neva
woƒe kalẽtɔwo dzi, ne dzi naɖe
le wo ƒo! 37 Yi neva woƒe sɔwo
kple woƒe tasiaɖamwo kpakple
amedzro, siwo katã le wo dome

[a] 51, 20.
[b] 51, 20.
[d] Mo. I. 19, 24. 25.
[e] kp. 9.
[f] 6, 23.
[g] kp. 15.
[h] 49, 19–21.
[i] 25, 7.

la dzi, ne woazu [b]nyɔnugbɔmewo!
Yi neva woƒe kesinɔnuwo dzi, ne
woaha wo! 38 Kuɖiɖi neva na
woƒe tsiwo, ne woamie! Elabena
legbawo ƒe anyigba wònye, eye
wotsɔ ŋɔdzinuwo le adegbe ƒomee.
39 Eyata gbedaɖiwo kple amegã-
xiwo atso aƒe ɖi, eye golowo anɔ
afima; ame magatso aƒe ɖi akpɔ o,
eye ame manɔ eme o, tso dzidzi-
me yi dzidzime. 40 Yehowa be:
Ame matso aƒe ɖe afima alo ame-
gbetɔvia ɖe nanɔ eme o, abe alesi
Mawu trɔ [d]Sodom kple Gomora
kpakple woƒe aƒelikawo bu anyii
ene.

41 Kpɔ da, [e]dukɔa ɖe tso anyiehe
gbɔna, eye dukɔ gãa ɖe kple fia
geɖewo ho tso anyigba ƒe mlɔe-
nu. 42 Da kple akplɔ le wo si,
ŋutasẽlawo wonye, eye womekpɔa
nublanui o; woƒe ɣli le abe [f]atsiaƒu
ƒe gbeɖeɖe ene, wole sɔ dzi, eye
wobla akpa abe aʋawɔla ene ɖe
wò Babel-nyɔnuvi ŋu. 43 Esi Ba-
bel-fia se nya le wo ŋu la, eƒe
asiwo ɖo agblɔ, vɔvɔ̃ ɖoe, eye
wòse veve abe nyɔnu léku ene.
44 Kpɔ da, aɖo tso Yordan ƒe
aƒlawo me abe dzata ene ayi ɖe
lãnyiƒe, si ɖe ama ɖaa la; elabena
manyãe da le eŋu le aɖabaƒoƒo
ɖeka me, eye amesi metia la, eya
matsɔ aɖo enu. Elabena amekae
sɔ kplim, amekae akplɔm ayi ʋɔ-
nui, eye amekae nye lãkplɔvi, si
anɔ te ɖe nunye?[h] 45 Eyata mise
Yehowa ƒe aɖaŋu, si wòɖe ɖe
Babel ŋu, kple eƒe tame, si wòɖo
ɖe Kaldea-nyigba ŋu: Vavã woa-
kplɔ lã kudɔewo adzoe, eye woƒe
lãnyiƒe ƒe nu aku ɖe wo ŋu.
46 Anyigba ʋuʋu, eye wose ko-
nyifaɣli le dukɔwo dome le ɣli,
si ɖi be, woxɔ Babel la ta.

**Medlatɔwo agblẽ Babel; ke Yudatɔwo atro va aƒe.**

51. Ale Yehowa gblɔ esi: Manyɔ
nugblẽla ƒe gbɔgbɔ ɖe Babel
kple amesiwo le nye futɔwo ƒe
domedomee la ŋu. 2 Madɔ [i]ame-
dzrowo ɖe Babel ŋu, ne woagbɔe,
eye woaɖi gbɔlo eƒe anyigba, ela-
bena woaƒo ɖe edzi le dzɔgbevɔ̃e-
gbe tso goawo katã me. 3 Aŋu-
trɔdalawo nehe da me ɖe amesi
he da me kple amesi le gawu me
la ŋu! Migakpɔ woƒe ɖekakpuiwo

ta o, eye mitsrɔ̃ wofe aɒakɔ blibo
la; 4 ne ame tsiaɒawo nanɔ Kal-
dea-nyigba dzi, eye amesiwo woda
nui la, nanɔ wofe ablɔwo me.
5 Ke wofe Mawu, Yehowa Zebaot,
megblẽ Israel kple Yuda ɖi wo-
nye [a]ahosi o; elabena anyigba
ma [b]ɖi fɔ geɖe ɖe Israel fe kɔ-
kɔetɔ la ŋu. 6 Misi dzo le Babel,
eye amesiame neɖe efe agbe, ne
miagatsrɔ̃ ɖe wofe vodadawo me
o, elabena Yehowa fe hlɔ̃biaɣi
enye esia; nusi wòwɔ la, eya tefe
woaɖo nɛ.[d] 7 Sikakplu enye Ba-
bel le Yehowa si me, si na [f]anyi-
gba blibo la mu aha; dukɔwo no
efe wein, eyata dukɔwo le ya mum
sagãsagã ɖo. 8 Zi ɖeka kasia
[g]Babel ge dze anyi hegbã. Mifa
avi ɖe eŋu, miɖatsɔ atike vɛ hena
efe veveseseawo, ɖewohĩ efe lãme
ahaya. 9 Míebe, míada gbe le Ba-
bel ŋu, ke hayahaya mele eŋu o;
eyata migblẽe ɖi, eye mia dome
amesiame neyi efe anyigba dzi,
elabena efe ɒɔnudɔdrɔ̃ de dzifo
ke, eye wòɖatɔ alilikpowo. 10 Ye-
howa he míafe nya dzɔdzɔe ɖe
go, miva, ne míaɖaxlẽ nusi Yeho-
wa, mía Mawu, wɔ la afia le
Zion. 11 Minyre aŋutrɔwo, mi-
kpla akpoxɔnuwo! Yehowa nyɔ
[i]Media-fiawo fe gbɔgbɔ, eye wode
adaŋu ɖe Babel ŋu, be woagblẽe;
elabena Yehowa fe [k]hlɔ̃biabiae,
hlɔ̃biabia ɖe efe gbedoxɔ nue.
12 Mitu aflaga ɖe Babel-gliwo
dzi, mina dzɔlawo nasɔ gbɔ ɖe
edzi, miɖo gbetakpɔlawo, eye mi-
ɖe amewo ɖo xa me; elabena Ye-
howa ɖo ta me, eye awɔ nusi wò-
gblɔ ɖe Babeltɔwo ŋu la hã ´ade
goe. 13 Wò amesi [n]le tɔ gãwo
to, eye kesinɔnu do agbogbo ɖe
asiwò, wò nuwuwu ɖo, eye dzidze,
si nu [d]woalã wò ɖo la de! 14 Ye-
howa Zebaot tá efe agbe be: Ne
metsɔ amewo yɔ wò taŋ abe ɒe-
tsuviwo ene hã la, woatso ayi-
boopɛɛ ɖe ŋuwò![p]
15 Eya amesi tsɔ efe ŋusẽ wɔ
anyigba, tsɔ efe nunya ɖo xexea-
me anyi, eye wòtsɔ efe gɔmesese
keke dzifo mee. 16 Efe gbeɖeɖe
nana tsiwo ɖina hoo le dzifo, eye
wònana afu hona yia dzi tso anyi-
gba fe mlɔenu; ewɔa dzikedzo
kpena ɖe tsidzadza ŋu, eye wò-
ɖea ya donae tsoa efe nudzraɖofe.

[a] Yes. 54, 4.
[b] 50, 11. 29.
[d] 50, 8; Nyad. 18, 4; Yes. 48, 20.
[e] 50, 23; Yes. 10, 5.
[f] 25, 15; Nyad. 17, 4; 18, 3.
[g] Nyad. 18, 2.
[h] 50, 29.
[i] Yes. 13, 17.
[k] 50, 28.
[l] Yes. 13, 3.
[n] Nyad. 17, 1.
[o] Mo. 1. 10, 3.
[p] kp. 15-19 kpɔ 10, 12—16.

17 Amegbetɔwo katã dzɔa lã le
wofe nunya me, eye ŋukpe lėa
legbakɔlawo katã, elabena alakpa
enye nusi wokɔna, eye gbɔgbɔa
ɖeke menɔa eme o. 18 Nu dzo-
dzroawo wonye, dɔwɔwɔ, si ŋu
woaɖe alɔme le la wonye; woa-
tsrɔ̃ le gbesigbe woahe to na wo.
19 Ke Yakob fe gome mele abe
woamawo ene o, elabena eyama
nye nuwo katã wɔla, eye Israel
enye eya ŋutɔ fe fome; Yehowa
Zebaot enye efe ŋkɔ.
20 [e]Zũ kple aɒawɔnu nènye
nam, wòe matsɔ agbã dukɔwoe
gudugudu, eye wòe matsɔ atsrɔ̃
fiaɖufewoe. 21 Wòe matsɔ agbã
sɔ kple edola, eye wòe matsɔ
agbã tasiaɖam kple emenɔla; 22
wòe matsɔ agbã ŋutsu kple nyɔ-
nu, wòe matsɔ agbã amegã ɖeɖi
kple ɖevi, eye wòe matsɔ agbã
ɖekakpui kple ɖetugbi; 23 wòe
matsɔ agbã lãkplɔvi kple lãha,
wòe matsɔ agbã agbledela kple
efe lãwo, eye wòe matsɔ agbã
anyigbanunɔla kple amegãwo. 24
Ke [h]mahe to na Babel kple Kal-
deatɔwo katã le mia ŋku me le
wofe vɔ̃, siwo katã wowɔ ɖe Zion
ŋu la ta, Yehowa ye gblɔe. 25 Ye-
howa be: Kpɔ ɖa, mafo ɖe dziwò,
wò togbiẽnu, si tsrɔ̃ anyigba blibo
la, mado nye asi ɖa ɖe ŋuwò aha-
mli wò tso agakpe dzi afu anyi,
eye matsɔ wò awɔ to fiafiãe, 26 ale
be womagatsɔ wò kpea ɖeke awɔ
dzogoekpe alo gɔmeɖokpee o, ela-
bena àzu gbegbe tegbee, Yehowa
ye gblɔe.
27 Mitu aflaga ɖe anyigba dzi,
miku kpẽ le dukɔwo dome, [l]mikɔ
dukɔwo ŋu ɖe eŋuti, miyɔ fiaɖu-
fewo ɖe eŋuti tso Ararat, Mini
kple [o]Askenas, miɖo aɒafiawo ɖe
eŋuti, eye mikplɔ sɔwo vɛ abe
ɒetsuvi tofuwo ene! 28 Mikɔ du-
kɔwo ŋu ɖe eŋuti, Media-fiawo,
wofe anyigbanunɔlawo kple wofe
amegãwo katã kpakple wofe fia-
ɖufe fe anyigba blibo la! 29 Tete
anyigba ɒuɒu, eye dzidzi foe,
elabena Yehowa wɔ efe tame, si
wòɖo ɖe Babel ŋu, be yeana Ba-
bel-nyigba nazu gbegbe, eye ame
navɔ le edzi la dzi. 30 Babel-
kalẽtɔwo dzudzɔ aɒawɔwɔ, wo-
bɔbɔ nɔ wofe mɔ̃wo me, eye ŋusẽ
vɔ le wo ŋu wozu nyɔnugbɔme-

wo; wotɔ dzo woƒe nɔƒewo, eye
woŋe woƒe gametiwo. 31 Duƒula
yi ɖakpe duƒula, eye duxɔla yi
ɖakpe duxɔla, ne woagblɔ na Ba-
bel-fia be, woxɔ eƒe du la le goa-
wo katã me, 32 woxɔ tɔtsoƒewo, [a] Nyad. 18, 20.
wotɔ dzo tɔʋuwo, eye dzi ɖe le
aʋawɔlawo ƒo. 33 Elabena ale
Yehowa Zebaot, Israel ƒe Mawu
la, gblɔ esi: Babel-nyɔnuvi le abe
lugbɔƒe le ɣeyiɣi, si me woƒoa
eme dana ɖi la ene; esusɔ vie ko,
ne nuŋeɣi naɖo nɛ. 34 Babel-fia
Nebukadnezar ɖu mí, etsrɔ̃ mí,
eye wòtsɔ mí wɔ goe ƒuƒlui, emi
mí abe ʋɔ ene, etsɔ míaƒe nu vi-
viwo yɔ eƒe ƒodoe, eye wònyã mí
de gbe. 35 Zion-nyɔnu negblɔ [b] Ps. 137, 8.
be: Ŋuta, si wosẽ le ŋunye, kple
nye ŋutilã neva Babel dzi! Ye-
rusalem negblɔ be: Nye ʋu neva
Kaldeatɔwo dzi! 36 Eyata ale Ye-
howa gblɔ esi: Madrɔ̃ wò nya,
eye mabia hlɔ̃ na wò, mana woƒe
atsiaƒu naƒu kplakplakpla, eye
woƒe vudo namie. 37 Babel azu
anyiglãgo kple amegãxiwo nɔƒe,
azu gbegbe kple tsiãdonu, eye
ame avɔ le eme.[d] 38 Wo katã le [d] 50, 13.
xɔxlɔ̃m abe dzatawo ene, eye
wole gbe tem abe dzataviwo ene.
39 Yehowa be: Ne woƒe lãme tɔ
dzo la, matu aglo na wo, eye ma-
na woamu aha, ne woadɔ alɔ̃ te-
gbetegbe, eye womaganyɔ akpɔ
o. 40 Mana woakplɔ wo ayi wuƒe
abe alẽviwo, agbowo kple gbɔ̃-
tsuwo ene. 41 Aleke asi su [e]Se- [e] 25, 26.
sax dzí, eye woxɔ anyigba blibo
la ƒe adegbeƒonu, aleke Babel [f] Mo. V. 32, 35.
zu ŋɔdzidonu le dukɔwo dome
ale? 42 Atsiaƒu ƒo ɖe Babel dzi,
eye eƒe tsotsoewo ƒe nyanyrã nyẽ
tsyɔ edzi. 43 Eƒe duwo zu gbegbe,
kuɖiɖinyigba kple tagba, anyigba,
si dzi amea ɖeke mele o, eye ame- [g] kp. 39.
gbetɔvia ɖeke metona yina o.
44 Mahe to na Babel ƒe Bel, maɖe
nusi wòmi la le nu me nɛ, eye
dukɔwo magaƒo zi ɖe eŋu azɔ o;
Babel ƒe gliwo hã amũ.[h] 45 Nye [h] 50, 2.
dukɔ, midzo le egbɔ, eye amesia-
me neɖe eƒe agbe tso Yehowa ƒe
dɔmedzoe helíheli la nu![i] 46 Ne [i] kp. 6. [k] Xab. 2, 13.
nyaa ɖe ɖi le ƒe si me, eye nya
bubu ɖi le ƒe keme me, ŋutasesẽ
le anyigba dzi, eye dziɖula tso [l] 36, 4.
ɖe dziɖula ŋu la, dzi megaɖe le
mia ƒo o, eye vɔvɔ̃ megaɖo mi

le nya, si miese le anyigba dzi
la ta o. 47 Eyata kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, eye mahe to na Babel
ƒe legbawo, ŋukpe alé eƒe anyi-
gba blibo la, eye eƒe ame tsiaʋa-
wo katã atsi eme. 48 [a]Dziƒo kple
anyigba kple edzi nuwo katã atso
aseye ɖe Babel ŋu; elabena nu-
gblẽla atso anyiehe ava ƒo ɖe edzi,
Yehowa ye gblɔe. 49 Israel ƒe
ame tsiaʋawo, ele na Babel hã
be, wòatsi aʋa, abe alesi anyigba
blibo la ƒe amewo tsi aʋa le Ba-
bel ta ene.

50 Mi amesiwo si le yi nu, mi-
dzo, eye migatɔ ɖi o! Miɖo ŋu
Yehowa le adzɔge, eye Yerusa-
lem [b]nenɔ ta me na mi! 51 Ŋukpe
lé mí, elabena ele na mí be, míase
vlodoame kple to; ŋukpe tsyɔ mo
na mí, elabena ame tutɔwo va ƒo
ɖe Yehowa ƒe aƒemenu kɔkɔeawo
dzi. 52 Yehowa be: Kpɔ ɖa, ŋkeke
li gbɔna, eye mahe to na woƒe
legbawo, eye ame tsiaʋawo anɔ
ŋeŋem le anyigba blibo la dzi.
53 Ne Babel lia dziŋgɔli me, eye
eƒe mɔ̃ sesẽwo mele lialia o hã
la, nugblẽla atso gbɔnye ava ƒo
ɖe edzi, Yehowa ye gblɔe. 54 Miƒu
to anyi, ɣli ɖi tso Babel, eye mu-
mũ gãa ɖe tso Kaldea-nyigba dzi!
55 Elabena Yehowa atsrɔ̃ Babel,
eye wòatsi eƒe hoowɔwɔ nu, eƒe
tsitsotsoewo adze agbo abe tɔ
gãwo tɔ ene, eye woƒe gbeɖeɖe
nu asẽ. 56 Elabena nugblẽla aƒo
ɖe Babel dzi, eye wòaɖe aboyo
eƒe kalẽtɔwo, eye woƒe dawo aŋe,
elabena Mawu [f]nuteƒeɖola enye
Yehowa, eye ahe to kokoko. 57
Eye mana aha woƒe tatɔwo kple
woƒe nunyalawo, woƒe anyigba-
nunɔlawo kple woƒe amegãwo
kpakple woƒe kalẽtɔwo woano
[g]amu, eye woadɔ alɔ̃ tegbetegbe,
womaganyɔ o; fia, si ŋkɔ nye Ye-
howa Zebaot lae gblɔe. 58 Ale
Yehowa Zebaot gblɔ esi: Woagbã
Babel ƒe gli kekeawo vaseɖe agu-
nu ke, eye woatɔ dzo eƒe agbo
kɔkɔwo, ale be wòanye ɖeko du-
kɔwo wɔ dɔ ɖe ya me, eye anyi-
gbadzitɔwo ku kutri hena dzo.[k]
59 Nyagblɔɖila Yeremya ƒe nya,
si wòtsɔ de se na Seraya, Max-
seya vi, [l]Neriya ƒe vi, esime woa
kple Yuda-fia Zedekiya woyina
Babel le eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe enelia

me, eye Seraya nye mɔzɔmegã
la, enye si. 60 Tete Yeremya ŋlɔ
dzɔgbevɔ̃e, siwo katã le Babel
dzi va ge la, ɖe agbalẽ me; eya
nye nya, siwo katã woŋlɔ ɖe Ba-
bel ŋu. 61 Eye Yeremya gblɔ na  a 32, 5.
Seraya bena: Ne èva Babel la,
ekema ɖo ŋu anyi, eye naxlẽ nya
siawo katã 62 gblɔ bena: Yeho-
wa, wòe gblɔ ɖe teƒe sia ŋu be,
yeatsrɔ̃e, ne amea ɖeke maganɔ
anyi o, amegbetɔwo kple lãwo
siaa, eye wòanye gbegbe tegbee.
63 Eye ne èxlẽ agbalẽ sia vɔ la,
ekema bla kpe ɖe eŋu, natsɔe aƒu
gbe ɖe Frat me[b] 64 agblɔ bena:  b Nyad. 18, 21.
Ale dzɔgbevɔ̃e, si mahe va wo
dzi la, anyrɔ Babel ɖe toe, ma-
gaho ɖe dzi akpɔ o, eye enu ayi.
Yeremya ƒe nyawo seƒe enye si.

**Kpekpeɖeŋunya: Yerusalem gbegblẽ xexlẽ fia kpuie.**

52. [d]Zedekiya xɔ ƒe blave vɔ  d kp. 1–27 kpɔ 39, 1-10; Fia. II. 24, 18–25, 21; Kron. II. 36, 11 v. 21.
ɖekɛ, esime wòzu fia, eye
wòɖu fia ƒe wuiɖekɛ le Yerusa-
lem. Dada ŋkɔ enye Xamital, Lib-
natɔ Yeremya ƒe vinyɔnu. 2 Ewɔ
nusi nye vɔ̃ le Yehowa ŋku me,
abe alesi Yoyakim wɔ pɛpɛpɛ ene.
3 Elabena Yehowa do dɔmedzoe
ɖe Yerusalem kple Yuda ŋu, va-
seɖe esime wòtsɔ wo ƒu gbe le
eƒe ŋku ta. Eye esi Zedekiya dze  c 27, 19–22.
aglã ɖe Babel-fia ŋu la, 4 Babel-
fia Nebukadnezar kple eƒe aʋakɔ
blibo la ho ɖe Yerusalem ŋu le
eƒe fiaɖuɖu ƒe ƒe asiekelia me le
dzinu ewolia ƒe ŋkeke ewolia dzi;
woɖe to ɖee, eye woƒu kpo ɖe
eŋu godoo va kpe. 5 Woɖe to ɖe
dua, vaseɖe Zedekiya ƒe ƒe wuiɖe-
kɛlia me. 6 Le dzinu enelia ƒe
ŋkeke asiekelia dzi la dɔwuame nu  f Fia. I. 7, 15-47.
sẽ le dua me, ale be aboloa ɖeke
megali na dukɔ hahoo la o. 7 Woŋɔ
mɔ ɖe dua ŋu, eye aʋawɔlawo ka-
tã si to fia ƒe abɔ me mɔ, to agbo,
si le gli ŋukplaba eve dome la
nu hegblẽ du la ɖi le zã me, eye
woto gbegbemɔ; ke Kaldeatɔwo
le glia ŋu godoo. 8 Tete Kaldea-
tɔwo ƒe aʋakɔ yɔ fia la ɖe nu
heva tu Zedekiya le Yerixo-tagba,
eye eƒe aʋawɔlawo katã kaka le
eŋu. 9 Tete wolé fia la hekplɔe
yina Babel-fia le Ribla le Xamat-
nyigba dzi, eye wòbu fɔe. 10 Eye
Babel-fia wu Zedekiya viwo le
eya ŋutɔ ŋku me, eye wòwu Yu-
da-amegãwo katã hã le Ribla. 11
Egbã ŋku na Zedekiya, eye wòɖe
kɔsɔkɔsɔe, eye Babel-fia kplɔe yi
Babel hetsɔe ɖe gaxɔ me vaseɖe
eƒe kugbe.[a]
12 Le dzinu atɔ̃lia ƒe ŋkeke ewo-
lia dzi, si nye fia Nebukadnezar,
Babel-fia ƒe ƒe wuiasiekelia dzi
la, fia ŋu srafowo ƒe amegã Nebu-
zaradan, amesi nɔa tsitre ɖe Ba-
bel-fia ŋku me la, va Yerusalem,
13 eye wòtɔ dzo Yehowa ƒe aƒe
kple fia ƒe aƒe, Yerusalem-xɔwo
katã kple bubumewo ƒe xɔwo
katã. 14 Eye Kaldeatɔwo ƒe aʋakɔ
blibo, si le fia ŋu srafowo ƒe ame-
gã ŋu la, gbã Yerusalem ƒe gliwo
katã ƒu anyi. 15 Fia ŋu srafowo
ƒe amegã Nebuzaradan ɖe aboyo
dukɔ la ƒe ame dahewo dometɔa
ɖewo, dukɔ la ƒe ame mamlea, si-
wo kpɔtɔ ɖe dua me, kple amesi-
wo yi ɖe Babel-fia dzi, kpakple aɖa-
ŋudɔwɔlawo ƒe susɔeawo dzoe.
16 Eye fia ŋu srafowo ƒe amegã
Nebuzaradan gblẽ anyigba dzi ame
dahea ɖewo ɖi, be woanye wein-
gbledelawo kple agbledelawo. 17
Kaldeatɔwo gbã akɔblisɔti, siwo
le Yehowa ƒe xɔ ŋu, kple anyinɔwo
kpakple akɔbligazɔ, si le Yehowa
ƒe me la, eye wotsɔ woƒe akɔbliwo
katã yi Babel.[c] 18 Eye wotsɔ zea-
wo, sofiawo, hɛawo, treawo, ga-
tsiawo kple akɔblinuawo katã, si-
wo wotsɔna subɔnae la dzoe. 19
Eye fia ŋu srafowo ƒe amegã tsɔ
nusiwo nye sika kple klosalo sɔŋ la
dzoe: Kpluwo, sonuwo, trewo, ze-
wo, akaɖitiwo, gatsiwo kple agba-
wo. 20 Sɔti eveawo, gazɔ la kple
akɔblinyi wuieveawo, siwo le ete,
kpakple anyinɔawo, nusiwo [f]fia
Salomo wɔ hena Yehowa ƒe aƒe
la; nusiawo katã ƒe akɔbli mele
dada me o. 21 Sɔti ɖeka kɔ abɔ-
klugui wuienyi, eye ka abɔklugui
wuieve atui akpe ɖo, to le eme,
eye wòtri asibide ene ƒe kekeme.
22 Wotsɔ akɔbli wɔ kɔ ɖe eta me,
eye kɔ la kɔ abɔklugui atɔ̃, ɖɔ
lɔlɔ̃ kple yevuboɖawo ƒo xlã kɔ
la godoo va kpe, akɔbli sɔŋ wonye.
Nusiawo tɔgbe kple yevuboɖa-
wo le sɔti evelia hã ŋu. 23 Ye-
vuboɖa blaasieke vɔ ade le goa-
wo katã me; yevuboɖa, siwo katã
le ɖɔ la ŋu godoo va kpe la, le

wo ame alafa ḍeka. 24 Eye fia
ŋu srafowo ƒe amegã kplɔ nunɔ-
lagã [a]Seraya kple nunɔlagã yo-
metɔ Zefanya kpakple kpuinu-
dzɔla etɔ̃ 25 kple aƒedzikpɔla
ḍeka, si le aʋawɔlawo nu, fiaŋu-
me adre, siwo wokpɔ le dua me,
aʋafia ƒe agbalẽŋlɔla, amesi yɔa
dukɔ hahoo la hena aʋawɔwɔ
kpakple dukɔ hahoo la dome ŋu-
tsu blaade, siwo wokpɔ le dua
me; 26 amesiawo fia ŋu srafowo ƒe
amegã Nebuzaradan kplɔ yi na
Babel-fia le Ribla. 27 Eye Babel-
fia da nu wo hewu wo le Ribla
le Xamat-nyigba dzi. Ale woḍe
aboyo Yuda tso edenyigba dzi.
28 Amesiwo Nebukadnezar ḍe
aboyoe la, wonye si: Le ƒe adre-
lia me la woḍe aboyo Yudatɔ akpe
etɔ̃ kple blave vɔ etɔ̃;[d] 29 woḍe
aboyo ame alafa enyi kple blae-
tɔ̃ vɔ eve tso Yerusalem le Ne-
bukadnezar ƒe ƒe wuienyilia me;

[a] Kron. I. 6, 40.

[b] kp. 31-34 kpɔ Fia. II. 25, 27 v. 30.

[d] Fia. II. 24, 11 v. 16.

30 eye fia ŋu srafowo ƒe amegã
Nebuzaradan ḍe aboyo ame alafa
adre kple blane vɔ atɔ̃ dzoe le
Nebukadnezar ƒe ƒe blave vɔ etɔ̃-
lia me; wo katã le ame akpe ene
alafa ade.

Fia Yoyaxin nu veve.

31 [b]Esime woḍe aboyo Yuda-fia
Yoyaxin le ƒe blaetɔ̃ vɔ adre me-
gbe le dzinu wuievelia ƒe ŋkeke
blave vɔ atɔ̃lia dzi la, Babel-fia
Evil-Merodax ḍe ga Yuda-fia Yo-
yaxin le ƒe, si me wòzu fia, eye
wòḍee tso gaxɔ me; 32 eƒo nu
faſɛ kplii, eye wòtsɔ eƒe zikpui
ḍo fia, siwo kpe ḍe eŋu le Babel
la ƒe zikpui ŋgɔ. 33 Eḍɔ li eƒe
gaxɔmewuwo, eye wòḍu nu le
egbɔ ḍaa le eƒe agbenɔɣi katã.
34 Eye Babel-fia na eƒe nuḍuḍui
ḍaa, alesi nu wòhiã gbesiagbe le
eƒe agbenɔɣi katã, vaseḍe esime
wòku.

---

# YEREMYA ƑE KONYIFAHAWO.

---

Yerusalem gbã, ele konyi fam, eye wòle ḍeḍe dim.

1. Ao, du, si ame yɔ, tsi akogo!
Du gã le dukɔwo dome zu [e]aho-
si; duwo ƒe fia zu yakadɔwɔla.
2 Ele avi fam le zã me hehehe,
eye aḍatsi tsi alɔgo dzi nɛ. Eƒe
[f]ahiãviwo dometɔa ḍeke mefa akɔ
nɛ o. Xɔlɔ̃wo katã trɔ ʋu le eyo-
me hezu eƒe futɔwo. 3 Yuda ʋu
dzo le teteḍeanyi kple dɔ sesẽ
ta; ele dukɔwo dome, ke mekpɔ
gbɔdzɔe o. Eyometilawo katã ḍa-
tui le xaxɛƒe. 4 Zion-mɔwo to
gbe, elabena amea ḍeke megava
ŋkekenyuieḍuƒe o. Eƒe agbowo
katã tsi ƒuƒlu, eye eƒe nunɔlawo
le hũ ḍem. Eƒe ḍetugbiwo le ŋe-
ŋem, eye eya ŋutɔ le veve sem.
5 Eƒe ketɔwo ƒe alɔ de dzi, eye
eme nyo na eƒe futɔwo, elabena
Yehowa ye do hiã nɛ le eƒe vo-
dada sɔgbɔawo ta. Viawo dze
ketɔwo ŋgɔ yi aboyo me. 6 Zion-
nyɔnuvi ƒe atsyɔ̃wo katã dzo le
eŋu. Eƒe amegãwo le abe agbo,
siwo mekpɔ gbeḍuƒea ḍeke o la

[e] Yer. 51, 5.

[f] Ps. 69, 21.

[g] Mo. III. 26, 34. 35.

[h] kp. 17.

[i] Yer. 12, 22.

[k] Mo. V. 28, 4.

ene, eye wole te klolo tem le wo
yometilawo ŋgɔ. 7 Yerusalem le
ŋu ḍom eƒe atsyɔ̃, siwo katã nɔ
eŋu le blema ŋkekewo me la, le
eƒe hiãɣi kple anyidzeɣi, elabena
eƒe amewo tsi futɔ la si me, eye
xɔnametɔ meli o. Ketɔ la kpɔe,
eye wòko eƒe [g]toyiyi. 8 Nuvɔ̃e
Yerusalem wɔ, eyata wòzu [h]ŋu-
nyɔnu. Amesiwo katã bui tsã la,
le vlo domi, le esi wokpɔ eƒe
[i]ama ta. Ke eya ŋutɔ le hũ ḍem,
eye wòḍe eḍokui ḍe aga. 9 Ɖi-
ƒoƒo le eƒe avɔ toga, meḍo ŋu
eƒe nuwuwu o. Tete wòyi to ve-
vie, eye akɔfalaa ḍeke meli o. Ye-
howa, lé ŋku ḍe nye hiã ŋu, ela-
bena futɔ la le asi tɔm akɔ! 10
Futɔ la do asi ḍe eƒe nu veviwo
katã ŋu; elabena ekpɔ dukɔ, si-
wo [k]nèḍe se na be, womegava wò
amehawo dome o la, woge ḍe eƒe
kɔkɔeƒe la.
11 Eƒe amewo katã le hũ ḍem
hele abolo dim. Wotsɔ woƒe nu
veviwo na ḍe nuḍuḍu ta, ne woalé
agbe ḍe te. Yehowa, do ŋku anyi

nakpɔ alesi woɖo vlom ɖa! 12 Eya-
ta mi amesiwo katã va to mɔ dzi
yina, miɖo ŋku anyi, ne miakpɔ
nu be, vevea ɖe de vevesese, si
va dzinye, kple [a]nuxaxa, si Yeho- *a kp. 5.*
wa do nam le eƒe dɔmedzɔe heli- *b Kron. I, 28, 2.*
heli dogbe la nu mahã? 13 Eɖo
dzo ɖa tso dzi me ɖe nye ƒuwo
me, eye wòɖi bà ɖe dzinye. Eɖo
dɔ na nye afɔwo, wògbugbɔm ɖe
megbe, ena mezu gbegbe, eye
mele nuxaxa dzi ɖaa. 14 Eƒe asi
na nye vodadawo ƒe kɔkuti nu sẽ,
eblae ɖe nye kɔɒume, eye wòna
ŋusẽ vɔ le ŋunye. Afetɔ la tsɔm
de asi na amesiwo nu nyemate
ŋu anɔ te ɖo o. 15 Afetɔ la tsɔ
nye kalẽtɔwo katã ƒu gbe le do- *d Ps. 7, 13.*
nyeme, eɖe gbe ƒã ŋkekenyuie
ɖe ŋunye, ne woagbã nye ɖeka-
kpuiwo nyanyanya. Afetɔ la [e]fiã *e Yes. 63, 3.*
wein na Yuda-ɖetugbi. 16 Esia
ta mele avi fam, eye nye ŋkuwo
le aɖatsi kplɔm yoyoyo ɖo; akɔ-
fala, si afa dzi nam la, le adzɔge
nam. Wotsrɔ̃ vinyewo, elabena
futɔ la ƒe alɔ de dzi.[f] 17 Zion ke *f Yer. 8, 23.*
eƒe abɔwo me, ke akɔfalaa ɖeke
meli nɛ o. Yehowa dɔ ketɔwo ɖe
Yakob ŋu godoo va kpe, eye Ye-
rusalem zu [g]ŋunyɔnu le wo dome. *g kp. 8.*
18 Yehowa tɔ dzɔ, elabena [h]mesẽ *h 3, 42; 5, 16.*
to ɖe eƒe nyawo ŋu. Mi dukɔwo
katã, misee, eye milé ŋku ɖe nye
vevesese ŋu! Nye ɖetugbiwo kple
nye ɖekakpuiwo yi aboyo me.
19 Meyɔ nye ahiãviwo, ke wo- *i kp. 22.*
blem. Nu te nye nunɔlawo kple
ame tsitsiwo ŋu le dua me, ela-
bena [k]wole nuɖuɖu dim, ne woa- *k kp. 11.*
tsɔ lé woƒe agbe ɖe te.

20 Yehowa, kpɔ alesi vɔvɔ̃ ɖom
ɖa! Nye dɔkaviwo ʋu dzo hẽ,
eye nye dzi le togotogoe ƒom le
menye, le esi mesẽ to ta. Yi le
nu gblẽm le xexe abe ku le aƒe
me ene. 21 Wose alesi mele hũ
ɖemee, ke xɔnametɔa ɖeke meli
o. Nye futɔwo katã se nye dzɔ-
gbevɔ̃e ŋkɔ, eye wole dzidzɔ kpɔm,
elabena wòe wɔe. Ne ẽhe ŋkeke,
si ŋu néɖe gbe ƒã le vɛ la, eke-
ma [l]woawo hã woanɔ abe nye *l 4, 21.*
ene. 22 Woƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔwo *m Yer. 14, 17.*
katã neva ŋkuwò me, eye nawɔ
na wo, abe alesi nèwɔm le nye
vodadawo katã ta ene; elabena
nye hũɖeɖewo sɔ gbɔ, eye nye
dzi le nu xam.

**Konyifahadzidzi le Yuda kple Yerusalem ƒe afedozuzu ŋuti.**

2 Aleke Afetɔ la na Zion-nyɔ-
nuvi do tsizi le eƒe dɔmedzoe
me! Exlã Israel ƒe atsyɔ̃ ɖe anyi
tso dziƒo, eye meɖo ŋu eƒe [b]afɔ-
ɖodzinu le dɔmedzoedogbe o. 2
Afetɔ la gblẽ Yakob ƒe lãnyiƒewo
katã, mekpɔ wo ta o, egbã Yuda-
nyɔnuvi ƒe mɔ̃ sesẽwo wosɔ kple
anyigba le eƒe dziku me, eye wò-
gblẽ kɔ ɖo na fiaɖuƒe la kple eƒe
amegãwo. 3 Eŋe dzowo katã na
Israel le eƒe dɔmedzoe heliheli
me; ehe eƒe nuɖusi ɖe megbe le
futɔ nu, eye wóɖo dzo ɖe Yakob
wóbi nu godoo va kpe. 4 Ehe eƒe
[d]da me abe futɔ ene, eye wótsi
tre ɖi kple eƒe nuɖusi abe ketɔ
ene hetsrɔ̃ nusiwo katã dze na
kpɔkpɔ; etrɔ eƒe dziku ƒo ɖe Zion-
nyɔnuvi ƒe agbadɔ me abe dzo
ene. 5 Afetɔ la trɔ zu futɔ, etsrɔ̃
Israel, eye wótsrɔ̃ eƒe fiasãwo ka-
tã, egblẽ eƒe mɔ̃ sesẽwo, eye wóli
kɔ nuxaxa ɖe nuxaxa dzi na Yu-
da-nyɔnuvi. 6 Eka kpɔ le eŋu
abe le abɔ ŋu ene, eye wógblẽ
eƒe takpeƒe. Yehowa na woŋlɔ
ŋkekenyuie kple dzudzɔgbe be le
Zion, eye wóɖo vlo fia kple nu-
nɔla le eƒe dɔmedzoe heliheli me.
7 Yehowa gbe eƒe vɔsamlekpui,
eɖi gbɔ eƒe kɔkɔeƒe la, eye wò-
tsɔ eƒe fiasãwo ƒe gliwo de asi
na futɔ la; woƒe ɣli le ɖiɖim le
Yehowa ƒe me abe le [i]ŋkekenyuie-
ɖugbe ene. 8 Yehowa ɖo be, yea-
tsrɔ̃ Zion-nyɔnuvi ƒe gli; eda ka,
mehe eƒe asi ɖe megbe tso nu-
gbegblẽ me o, eye wóna kpoƒuƒu
kple gli le nu xam; nu te woa
kple eve la siaa ŋu. 9 Eƒe agbo-
wo ɖo agu, eye wogblẽ eƒe game-
tiwo heŋe wo; eƒe fia kple eƒe
amegãwo le dukɔwo dome, se
mele wo si o, woƒe nyagblɔɖila-
wo hã mekpɔa ŋutega tso Yeho-
wa gbɔ o. 10 Zion-nyɔnuvi ƒe
amegã ɖeɖiwo bɔbɔ nɔ anyigba,
eye woƒe nu de ga, wolɔ afi kɔ
ɖe ta me, eye wota akpanya; Ye-
rusalem-ɖetugbi de kɔ to.

11 [m]Nye ŋkuwo fa aɖatsi wòti
kɔ na wo, nye dɔkaviwo ʋu dzo
hẽ, eye nye aklã wó ɖe dɔ me
nam le nye dukɔ ƒe nyɔnu ƒe anyi-
dzedze ta, esime nu te ɖeviwo
kple vidzĩewo ŋu le dua ƒe kpɔ-

domeewo. 12 Wogblɔ na wo da-
dawo be: Bli kple wein ɖe? Eye
nu te wo ŋu le dua ƒe kpɔdomee-
wo abe ame xɔabi ene, eye woƒe
gbɔgbɔ do le wo me le wo dada-
wo ƒe akɔ nu. 13 Yerusalem-
nyɔnuvi, ameka matsɔ asɔ kpli wò,
ne wòaɖi wò? Zion-ɖetugbi, ame-
ka matsɔ aɖo ŋuwò, ne mafa akɔ
na wò? Elabena wò abi lolo abe
atsiaƒu ene, amekae ada gbe le
ŋuwò ma? 14 Wò nyagblɔɖilawo
gblɔ alakpanya kple nya masia-
tsa ɖi na wò, eye womeklo nu le
wò vodadawo dzi, ne woagaɖo wò
te o, ke boŋ wogblɔ alakpanya kple
ameflunya ɖi na wò.[a] 15 Amesi-
wo katã va tso eme yi la, si akpe
ɖe ŋuwò, woɖe tsiã heʋuʋu ta
ɖe Yerusalem-nyɔnuvi ŋu be: Du,
si ŋu wogblɔ le be, enye [d]nyo-
nyowo seƒe kple anyigba blibo la
ƒe dzidzɔ la, enye esia? 16 Wò
futɔwo katã ke nu ɖe ŋuwò baa,
wodo tsiã [g]heɖu aɖukli gblɔ be-
na: Míetsrɔ̃e! Ehẽ, ŋkeke, si míele
[h]mɔ kpɔm na la, enye esia, míaƒe
asi su edzi, míekpɔ eteƒe kple ŋku!
17 Yehowa wɔ eƒe tame, si wò-
ɖo la, de goe, eye wòwɔ eƒe nya,
si ŋugbe wòdo tso blema ke la
dzi; egbã nu ƒu anyi, mekpɔ eta
o, ena wò futɔwo kpɔ dzidzɔ ɖe
ŋuwò, eye wòdo wò ketɔwo ƒe dzo
ɖe dzi. 18 Eƒe dzi do ɣli na Afetɔ
la. Zion-nyɔnuvi ƒe gli, na wò
[l]aɖatsi nasi abe tɔʋu ene zã kple
keli; megagbɔ ɖe eme o, eye me-
gana wò ŋkuvi nakpɔ gbɔdzɔe o.
19 Fɔ nado ɣli le zã le ŋudzɔɣi
ƒe gɔmedzedze! Trɔ wò dzi ƒo
ɖe Afetɔ la ŋku me abe tsi ene!
Wu wò asíwo dzi nɛ le viwò, si-
wo dɔwuame na nu te wo ŋu ɖe
kpɔdomeewo ƒe dzogoewo katã
dzi la ƒe agbe ta! 20 Yehowa,
ɖo ŋku anyi, ne nakpɔ nu, ameka
nèwɔ esiae? Ɖe nyɔnuwo aɖu
woƒe [n]dɔmevi, ɖevi, siwo dzi wo-
kpɔa? Ɖe woawu nunɔla kple
nyagblɔɖila ɖe Afetɔ la ƒe kɔ-
kɔeƒe laa? 21 Ɖeviwo kple ame-
gã ɖeɖiwo ɖo baba ɖe anyigba le
kpɔdomeewo, eye nye ɖetugbiwo
kple nye ɖekakpuiwo tsi yi nu.
Eda nu ame le wò dɔmedzoedo-
gbe, eye nèwu ame, mèkpɔ eta o.
22 Eyɔ ŋɔdzi ɖe ŋunye godoo abe
le [r]ŋkekenyuieɖugbe ene, eye
amea ɖeke mesi alo susɔ le Ye-
howa ƒe dɔmedzoedogbe o. Ame-
siwo dzi mekpɔ, eye menyi wotsi
la, nye futɔ tsrɔ̃ wo.

Yeremya ƒe konyifafa kple akofafa.

3. Nyee nye ŋutsu, si kpɔ hiã teƒe
le eƒe amefoti te. 2 Ekplɔm,
eye wòna mezɔ viviti me, menye
kekeli me o. 3 Ɖunyee wòle eƒe
asi trɔm ɖo ɖaa atraɖi le ŋkeke
blibo la me.
4 Edze lã kple agbalẽ le ŋu-
nye yaʋayaʋa, eye wògbã nye
ƒuwo. 5 Etsɔ aɖi kple fukpekpe
tɔ kpɔ de ŋunye godoo va kpe.
6 Ena menɔ blukɔ me abe ame-
siwo ku gbaɖegbe ke ene.[b]
7 Eɖo gli ɖe ŋunye, toƒe meli
o, eye wòna nye kɔsɔkɔsɔwo nu
sẽ ɖe dzi.[e] 8 Ne mele ɣli dom le
eyɔm hã la, etua nu ɖe nye gbe-
ɖoɖoɖa nu.[f] 9 Etsɔ kpe gãwo ɖo
amli ɖe nye mɔ dzi, eye wògɔdɔ̃
nye toƒe.
10 Sisiblisi, si de xa ɖi, kple
[i]dzata, si le xa me, wònye nam.
11 Ekplɔm trae, eye wòvuvum
hetsɔ wɔ nu dziŋɔe. 12 Ehe eƒe
da me, eye wòtsɔm ɖo nudzidzea
na eƒe aŋutrɔwo.
13 Eɖo eƒe dakumeviwo ɖe nye
ayikuwo me. 14 Metrɔ zu nu ɖi-
kokoea na nye dukɔ kple woƒe
hamelo ŋkeke blibo la.[k] 15 Etsɔ
ama veve ɖi ƒo nam, eye wòkpe
atsa nam meno.
16 Ena ahliha ŋe aɖu nam, eye
wòtigim ɖe dzowɔ me. 17 Woxɔ
ŋutifafa le nye luʋɔ si, eye me-
ŋlɔ dzɔgbenyuie be. 18 Mebe,
nye ŋusẽ nu yi, eye mebu mɔ-
kpɔkpɔ na Yehowa.
19 Ɖo ŋu nye hiã kple nye fu-
kpekpe, atsa kple aɖi. 20 Ɖo ŋui,
nagaɖo ŋui ɖe dzi be, nye luʋɔ
xa gobaa le menye. 21 Mana esia
nade dzigbɔ nam, eyata mele mɔ
kpɔm be:
22 Yehowa ƒe amenuveve nu
metso o, eye eƒe nublanuikpɔkpɔ
mese ɖo o;[o] 23 ke boŋ ele yeye
ŋdi sia ŋdi, eye wò amenuveve
tri akɔ! 24 Nye luʋɔ be: Nye
[p]gome enye Yehowa, eyata mele
esinu kpɔm ɖo.
25 Yehowa ƒe dɔme nyo ɖe
amesi le dzi ɖom ɖe eŋu, kple
luʋɔ, si le edim la ŋu. 26 Enyo

a Yer. 14, 14-16; 23, 14-22.
b Ps. 143, 3.
d Ps. 48, 3; Xez. 16, 14.
e Hi. 19, 8.
f Ps. 22, 3; 69, 4.
g Hi. 16, 9.
h Ps. 35, 25; 137, 7.
i Hi. 10, 16.
k Hi. 30, 9.
l kp. 11.
n Mo. V. 28, 53 v. 57.
o Nex. 9, 31.
p Ps. 16, 5; 73, 26.
r kp. 7.

be, woanɔ anyi kpoo anɔ Yehowa
fe xɔname sinu kpɔm.[a] 27 Enyo
na ŋutsu be, wòatsɔ kɔkuti le efe
ɖevime.
28 Nebɔbɔ nɔ aga, eye wòazi
ɖoɖoe, elabena eyamae tsɔe ɖo
edzi; 29 netsɔ efe nu fo ɖe ke
me, ɖewohĩ mɔkpɔkpɔ gali; 30
neɖo to me anyi na amesi le efom,
eye netsɔ ŋukpe ɖi foe.
31 Elabena Afetɔ la megbea
ame ɖikaa o; 32 ke boŋ ne edo
nuxaxa na ame la, egakpɔa nu-
blanui le efe amenuveve geɖe la
nu.[d] 33 Elabena mewɔa fu ame,
eye medoa nuxaxa na amegbetɔ-
viwo le dzidzɔ tefe o.
34 Ne wofanya anyigba dzi ga-
tɔwo katã kple afɔ, 35 ne wote
ame fe nya ɖe to le dzifoʋĩtɔ la
ŋku me, 36 eye wotrɔ gbo ame
fe dzrenya la, ɖe Afetɔ la ma-
kpɔe oa?
37 Amekae gblɔ nya [g]wòva me,
ne Afetɔ la meɖe se hafi o? 38
Ðe vɔ̃ kple nyui metsoa dzifo-
ʋĩtɔ la nu me oa? 39 Nuka ta
amegbetɔ le nu xam le efe agbe
me? Amesiame nexa nu le efe
nuvɔ̃ ŋu boŋ.
40 Mina míaɖo míafe zɔzɔme
a'pɔ, míadzro eme akpɔ, eye mía-
trɔ ɖe Yehowa ŋu! 41 Mina mía-
kɔ míafe dzi kple míafe asiwo
dzi ɖo ɖe Mawu le dzifo. 42 [i]Mía-
wo míedze aglã, eye míesẽ to,
eye wò la mètsɔe ke o.
43 Eɣla ɖokuiwò le dziku me,
eye nèti mía yome hewu mí, mè-
kpɔ mía ta o. 44 Eɣla ɖokuiwò
ɖe alilikpo me, ale be gbeɖodo-
ɖaa ɖeke meɖi go ɖe egodo o.
45 Etsɔ mí wɔ gbeɖuɖɔ kple ŋu-
nyɔnui le dukɔwo dome.
46 Míafe futɔwo katã ke nu ɖe
mía ŋu baa. 47 Mía tɔ gome enye
ŋɔdzi kple ʋe, tsɔtsrɔ̃ kple gbe-
gblẽ. 48 Nye ŋku le tsi kplɔm
yoyoyo le nye dukɔ fe nyɔnuvi
fe gbegblẽ ta.[k]
49 Nye ŋku le tsyɔtsyɔ dzi ɖaa,
enu gbe tsotso, 50 vaseɖe esime
Yehowa naɖo ŋku anyi akpɔe tso
dzifo. 51 Nye ŋku le veyem de
luʋɔ me ke nam le nye du fe
nyɔnuviwo katã ta.[n]
52 Nye futɔwo yɔm ɖe nu yaka-
tsyɔ abe xevi ene. 53 Wotigi nye
agbe ɖe do me, eye wofɔ kpe ɖo

[a] Ro. 12, 12.
[b] Ps. 130, 1.
[d] Yes. 54, 8.
[e] kp. 14.
[f] 1, 21; Ps. 137, 8.
[g] Yes. 45, 7; Am. 3, 6.
[h] 1, 8. 10.
[i] Ps. 106, 6; Dan. 9, 5.
[k] Yer. 8, 23.
[l] Mo. I. 18, 20; 19, 24. 25.
[n] 2, 11.

dzinye. 54 Tsi fiẽ tanye, eye me-
be: Evɔ nam!
55 Yehowa, wò ŋkɔe meyɔ le
do me ʋĩ ke.[b] 56 Ese nye ɣli,
megaɖe wò to ɖa le nye kokofofo
ŋu nagbe akɔfafa nam o. 57 Etsɔ
kpuie le gbesigbe meyɔ wò, eye
nègblɔ be: Megavɔ̃ o!
58 Afetɔ, asiwò me nye nya le,
eye nèɖe nye agbe. 59 Yehowa,
èkpɔ nye teteɖeanyi, drɔ̃ nye nya
nam. 60 Ekpɔ wofe hlɔ̃biabiawo
katã kple tame, si woɖo ɖe ŋu-
nye la.
61 Yehowa, èse wofe alɔmeɖeɖe
kple tame, si woɖo ɖe ŋunye, 62
nye futɔwo fe nufofo kple wofe
susuwo ɖe ŋunye gbesiagbe. 63
Ðe ŋku ɖe wofe anyinɔnɔ kple tsi-
trenɔnɔ ŋu, [e]hamelo menye na wo.
64 Yehowa, ɖo etefe na wo le
wofe asinuɖɔwɔwɔwo nu.[f] 65 Tsɔ
tamesesẽ na wo, wò fifoɖe neva
wo dzi! 66 Ti wo yome le dziku
me, eye natsrɔ̃ wo ɖa le Yehowa
fe dzifoa te!

Yuda fe nublanui kple vlododo.

4. Aleke sika nyɔ tsiɖitsiɖi, eye
sika nyui fe nɔnɔme trɔ?
Aleke wolɔ kpe kɔkɔewo kɔ ɖe
kpɔdomee fe dzogoewo katã dzi?[h]
2 Aleke Zion fe vi veviwo, siwo
wobuna abe sika ene la, sɔ kple
sonugaglɛ, si nye zemela fe asi-
nuɖɔwɔwɔ? 3 Keke amegãxi ke
hã naa no viawo wonona, ke nye
dukɔ fe nyɔnuvi le ŋlɔmie wɔm
abe golo le gbe dzi ene. 4 Tsikɔ
na vidzĩewo fe aɖe lé ɖe aŋɔfo-
me na wo, ɖeviwo bia abolo, ke
amea ɖeke mekae na wo o. 5 Ame-
siwo ɖu nu vivivo tsã la, nu te
wo ŋu le kpɔdomeewo, amesiwo
ta aɖabɛ tsã la, le gbeɖuɖɔ me.
6 Nye dukɔ fe nyɔnuvi fe voda-
dawo sɔ gbɔ wu Sodom, si wo-
trɔ bu anyi le aɖabafofo ɖeka me,
eye amea ɖeke mekpe asi ɖe eŋu
o la fe nuvɔ̃wo.[l] 7 Wofe ame-
gãwo da dzo wu sno, eye wofu
wu notsi, wofe mo biã wu soe,
eye wofe nɔnɔme nɔ abe gbloti
ene. 8 Ke azɔ la wofe dzedzeme
nyɔ wu zemabi, eye amea ɖeke
medzea si wo le kpɔdomee o.
Wofe agbalẽ lé ɖe wofe fuwo ŋu
kpaɖii, eye wòfu abe nake ene.
9 Amesiwo tsi yi nu tɔ nyo wu

amesiwo tsi dɔwuame si me tɔ,
nu ti kɔ na wo, eye woku, le esi
agblemenu le hiahiãm ta. 10 Nyɔ-
nu, siwo ame ƒe nu wɔa nublanui
na la ƒe asi ɖa woawo ŋutɔ ƒe
viwo, eye wonye nuɖuɖu na wo
le nye dukɔ ƒe nyɔnuvi la gblẽɣi.[b]
11 Yehowa wu eƒe dziku nu, eye
wòtrɔ eƒe dɔmedzoe ƒo ɖe anyi,
edo dzo ɖe Zion, eye wòfiã eƒe
agunusɔtiwo.
12 Anyigba dzi fiawo kple xe-
xeametɔwo katã mexɔe se be, ketɔ
kple futɔ la age ɖe Yerusalem ƒe
agbowo me hafi o. 13 Eva me
le woƒe nyagblɔɖilawo ƒe nuvɔ̃wo
kple woƒe nunɔlawo ƒe vodadawo
ta, amesiwo kɔ ame dzɔdzɔewo
ƒe ʋu ɖe anyi le eme. 14 Wole tsa
glãla tsam le kpɔdomee abe ŋku-
nɔwo ene, eye woƒo ʋu, ale be
amea ɖeke mete ŋu de asi woƒe
avɔwo ŋu o. 15 Wole ɣli dom
ɖe wo ŋu be: Midzo, mi ame makɔ-
makɔwo, midzo, midzo, migaka asi
naneke ŋu o! Eye esi wosi hele
tsa glãla tsam la, wogblɔ le du-
kɔwo dome be: Womele anyi nɔ
ge didie o! 16 Yehowa ƒe adãmo
kaka wo hlẽ, magaɖe ŋku ɖe wo
ŋu azɔ o. Womebu nunɔlawo o,
eye [e]womeve amegã ɖeɖiwo nu o.
17 Míaƒe ŋkuwo le xɔname dzo-
dzroa ŋu, wòti kɔ na wo; eye esi
miele mɔ kpɔm la, míetsɔ ŋku
ɖo dukɔ, si mate ŋu axɔ na ame
o la ŋu. 18 Wole ŋku ɖem ɖe
míaƒe afɔɖeɖe ŋu hã, ale be míaƒe
mɔwo dzi toto zu dɔ; miaƒe nu-
wuwu tu aƒe, míaƒe ŋkekewo de,
elabena míaƒe nuwuwu ɖo. 19 Mía
yometilawo ɖi du wu hɔ̃ le dziƒo
ŋu; woyɔ mí ɖe nu le towo dzi,
eye wode xa ɖe gbe dzi na mí.
20 Míaƒe agbegbɔgbɔ, si nye Ye-
howa ƒe amesiamina la, ge ɖe woƒe
ʋe me; eya amesi ŋu míegblɔ le
be: Mianɔ agbe le eƒe vɔvɔli te
le dukɔwo dome la.[h] 21 Edom-
nyɔnuvi, wò Uz-nyigba dzi nyɔnu,
tso aseye, nakpɔ dzidzɔ; [i]kplu la
le vava ge na wò hã, eye namu
aha aɖe ama. 22 Zion-nyɔnuvi,
[a]wò vodada se ɖo, eye maganyã
wò aɖe gbe azɔ o. Edom-nyɔnu-
vi, ahe to na wò vodada, eye aklo
nu le wò nuvɔ̃wo dzi.

**Dukɔ la ƒe amenuveve yome didi.**

5. Yehowa, ɖo ŋu nusi dzɔ ɖe
mía dzi la; ɖo ŋku anyi na-
kpɔ míaƒe ŋukpe ɖa! 2 Míaƒe
domenyinu ge ɖe amedzrowo si
me, eye míaƒe aƒewo ge ɖe du
bubu me tɔwo si me. 3 Tsyɔ̃eviwo
míenye, tɔ mele mía si o, eye
mía nɔwo zu ahosiwo. 4 Gae míe-
tsɔna hafi noa miaƒe tsi, eye ɖe
míeƒlea míaƒe nakewo. 5 Woti
mía yome kplikplikpli, ɖeɖi te mía
ŋu, ke womena míegbɔ ɖe eme o.
6 Míena ta Egipte kple Asur, ne
míakpɔ abolo aɖu aɖi ƒo. 7 Mía
fofowo wɔ nuvɔ̃, eye womegali o,
ke miawo míele woƒe vodadawo
tsɔm.[d] 8 Kluviwo le amegã ɖum
ɖe mía nu, ke amea ɖeke mele
mía ɖem le wo si me o. 9 Miaƒe
agbe míetsɔ ɖadi aboloe, le yi, si
le gbe dzi ta. 10 Dɔwuame heli-
heli na míaƒe ŋutigbalẽ ʋu dzo
hẽ abe kpo ene. 11 Wogblẽ nyɔ-
nuwo le Zion kple ɖetugbiwo le
Yuda-duwo me. 12 Wode ka ve
na amegãwo, eye womesi amegã
ɖeɖiwo ŋku me o. 13 Ðekakpui-
wo lé tè ɖe ta, eye ɖeviwo dze
anyi ɖe nake te. 14 Ame tsitsiwo
vɔ le ʋɔnu, eye ɖekakpuiwo me-
gale saŋku ƒom o. 15 Míaƒe dzi-
dzɔ nu tso, míaƒe ɣeɖuɖu zu nu-
xaxa. 16 Míaƒe [f]fiakuku ge le mía
ta. Baba na mí be, míewɔ nuvɔ̃!
17 Eyata míaƒe dzi le nu xam,
eye miaƒe ŋkuwo zu vi 18 ɖe Zion-
to la ŋu, elabena ezu gbegbe, eye
abeiwo le edzi tom. 19 Ke wò
Yehowa, èli tegbee, eye wò fiazi-
kpui nɔa dzidzimewo katã me.
20 Nukaŋuti [g]nèŋlɔ mí be ɖikaa,
eye nègblẽ mí ɖi eteƒe didi ale?
21 Yehowa, trɔ mi ɖe ŋuwò, ne
míatrɔ; wɔ míaƒe ŋkekewo yeye
abe tsã ene. 22 Alo ɖe nègbe mi
keŋ, eye nèdo dɔmedzoe ɖe mia
ŋu vevie ŋutɔŋutɔa?

a Yes. 40, 2.
b 2, 20.
d Mo. II. 20, 5; Yer. 31, 29; Xez. 18, 2.
e 5, 12; Mo. V. 28, 50; Yes. 47, 6.
f Yer. 13, 18.
g Ps. 13, 2.
h Yer. 52, 8. 11.
i 1, 21; Ps. 137, 7; Yer. 25, 15. 21.

# XEZEKIEL ƑE AGBALẼ.

Aƒetɔ la ƒe ŋutikɔkɔe klẽ ɖe Kerubiwo dzi.

1. Le ƒe blaatɔ̃lia me le dzinu ene-
lia ƒe ŋkeke atɔ̃lia dzi, esime
mele aboyomewo dome le [a]Kebar- a 10, 15.
tɔsisi to la, eva me be, dziƒo nu
ʋu, eye mekpɔ Mawu ƒe ŋutega.
2 Le dzinu la ƒe ŋkeke atɔ̃lia dzi
la, – eya nye aboyoɖeɖe fia [b]Yo- b Fia. II. 24, 15.
yaxin ƒe atɔ̃ megbe – 3 Yehowa
ƒe gbe va na Xezekiel, nunɔla
Buzi vi, le Kebar-tɔsisi la nu le
Kaldea-nyigba dzi, eye Yehowa
ƒe asi va edzi le afima.
4 Meɖo ŋku anyi, eye kpɔ ɖa,
ahom tu tso anyiehe, alilikpo gãa
ɖe bla kɔtɔɔ, keklẽ ƒo xlã alilikpo
gãa ɖe, eye dzobabla kɔtɔɔ le eme;
nane le dzedzem le dzo la titina
abe sika, si me kɔ keŋkeŋ ene;[d] d 10; Nyad. 4, 6–8.
5 nu gbagbe ene do tso eme, eye
woƒe nɔnɔme enye si: Woɖi ame-
gbetɔ, 6 ɖesiaɖe to mo ene, eye
aʋala ene li na wo dometɔ ɖe-
siaɖe, 7 woƒe atatiwo dze ti, woƒe
afɔƒome le abe nyivi tɔ ene, eye e kp. 12.
wole dzo dam kaŋkaŋ abe ayawa
ene. 8 Amegbetɔ ƒe asi li na wo
le woƒe aʋalawo te le go eneawo
dzi; mowo kple aʋalawo li na wo
ame eneawo; 9 woƒe aʋalawo kpe
wo nɔewo, eye ne wole azɔli dzi
la, wometrɔa kɔ o; wo dometɔ
ɖesiaɖe léa eƒe mɔ tẽ. 10 Woƒe
mo ɖi amegbetɔ ƒe mo le ŋgɔ, wo
ame enea to dzata ƒe mo ɖe du- f Mo. II. 24, 10.
si me, wo ame enea to nyitsu ƒe
mo ɖe mia me, eye wo ame enea
to hɔ̃ ƒe mo ɖe megbe, 11 esia
nye woƒe mowo. Woklẽ woƒe aʋa-
lawo ɖo ta dzi me, ɖesiaɖe tsɔ eve
ƒo go nɔvia, eye wòtsɔ eve tsyɔ
ŋuti. 12 Ne wole yiyim la, wo
dome ɖesiaɖe kpɔa eŋgɔ tẽ; [g]afisi g kp. 20.
gbɔgbɔ la ɖo wo ɖo la, afima wo-
yina, eye ne wole azɔli dzi la,
wometrɔa kɔ o. 13 Eye nane le
nu gbagbeawo domee le abe dzo-
ka ene hele bibim abe akakati
ene, dzo la le faflam le nu gba-
gbeawo domee, eye eme kɔ keŋ-
keŋ, eye dzikedzo do tso dzoa h kp. 22.
me. 14 Eye nu gbagbeawo le du
dzi tso afi yi afi abe dzikedzo
ene.

15 Esi meɖe ŋku ɖe nu gba-
gbeawo la, kpɔ ɖa, tasiaɖamfɔ le
nu gbagbeawo xa le anyigba le
woƒe ŋgɔdze eneawo katã. 16 Ta-
siaɖamfɔawo ƒe dzedzeme le abe
adzagba wotsɔ wɔ woe ene, eye
wo ame eneawo katã ɖi wo nɔe-
wo, woƒe dzedzeme kple woƒe wɔ-
wɔme sɔ abe ɖe tasiaɖamfɔ ɖeka
le nɔvia me ene. 17 Wozɔna ɖe
woƒe go eneawo me, eye ne wole
yiyim la, wometrɔna o. 18 Wo
meɖotiwo la, gãnyenye kple ŋɔdzi
wonye, eye ŋku le wo ame enea-
wo katã meɖotiwo ŋu godoo. 19 Ne
nu gbagbeawo le azɔli dzi la, ta-
siaɖamfɔawo nɔa yiyim le wo xa,
eye ne nu gbagbeawo kɔ wo ɖo-
kui dzi tso anyigba la, tasiaɖam-
fɔawo hã kɔa dzi. 20 Afisi gbɔ-
gbɔ la ɖo wo ɖo la, afima woyina,
eye tasiaɖamfɔawo kɔa wo ɖokui
dzi kpena ɖe wo ŋu; elabena nu
gbagbeawo ƒe gbɔgbɔ le tasia-
ɖamfɔwo me.[e] 21 Ne woɖe zɔ la,
tasiaɖamfɔawo hã ɖea zɔ, ne wotɔ
la, wotɔna, eye ne wokɔ wo ɖo-
kui tso anyigba la, woawo hã kɔa
wo ɖokui dzi; elabena nu gba-
gbeawo ƒe gbɔgbɔ le tasiaɖam-
fɔawo me.
22 Eye nane le nu gbagbeawo
ta me abe dziŋgɔli ene hele dzo
sim abe kpe ɣi ene, eye wòkeke
ɖe wo ta me le dziƒo gome.[f] 23
Woklẽ aʋala eveve ɖatɔ wo nɔe-
wo le dziŋgɔli la te, eye ɖesiaɖe
tsɔ eve tsyɔ ŋuti. 24 Eye esi wole
yiyim la, mese woƒe aʋalawo me
le ɖiɖim abe tɔ gãwo ƒe hoowɔwɔ,
abe ŋusẽkatãtɔ ƒe gbeɖeɖe kple
aʋakɔwo ƒe ɣlidodo ene, eye ne
wotɔ la, woɖiɖia woƒe aʋalawo
ɖe anyi. 25 Eye gbea ɖe ɖi le
dziŋgɔli, si le wo ta me la dzi; ne
wotɔ la, woɖiɖia woƒe aʋalawo
ɖe anyi. 26 Nane ɖi fiazikpui le
dziŋgɔli, si le wo ta me la dzi le
abe gbloti ene, eye nɔnɔmea ɖe,
si ɖi amegbetɔ la, bɔbɔ nɔ nusi
ɖi fiazikpuia la dzi.[h] 27 Meɖe ŋku
ɖe eƒe ali ŋu ɖo ta dziƒo gome,
wòle abe sika, si me kɔ keŋkeŋ
la ene, eye nane le dzedzem le

eme godoo abe dzo ene; eye meḍe
ŋku ḍe eƒe ali ŋu ḍo ta anyi me
gome, wòle abe dzo ene, eye ke-
klẽ ḍe to ḍee. 28 Keklẽ, si ḍe
to ḍee la, le abe alesi anyieʋɔ
ḍina ḍe alilikpo ŋu le tsidzadza
megbe ene. Esia nye Yehowa ƒe
ŋutikɔkɔe ƒe nɔnɔme. Eye esi
mekpɔe la, metsyɔ mo anyi, eye
amea ḍe le nu ƒom mese.[a] — [a] Nyad. 4, 3.

### Xezekiel ḍoḍo nyagblɔḍilae.

**2.** Eye wògblɔ nam bena: Ame-
vi, tsi tre ḍe wò afɔ dzi, ne
maƒo nu kpli wò. 2 Esi wòƒo nu
kplim la, gbɔgbɔ la ḍo menye, eye
wòƒɔm ḍe te ḍe nye afɔwo dzi,
eye melé to ḍe amesi le nu ƒom
kplim la ŋu. 3 Eye wògblɔ nam
bena: Amevi, madɔ wò ḍe Israel-
viwo, dukɔ dzeaglã, si dze aglã
ḍe ŋunye la gbɔ, woawo kple wo
fofowo trɔ ʋu le yonyeme va ḍo — [b] Yer. 1, 18.
egbenɔwo tsɛ. 4 Vi, siwo gbɔ
mele dɔwòm ḍo la, mo kplala li
na wo, eye woƒe tame sẽ goŋgoŋ.
Gblɔ na wo bena: „Ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi!" 5 Ke [d]wosee o, — [d] 3, 11. 27.
womeḍasee o, woanyae be, nya-
gblɔḍilaa ḍe nɔ yewo dome kpɔ;
elabena ƒome sẽto wonye. 6 Ke
wò amevi, nenye be, nèle dza kple
aŋɔkawo gbɔ, eye nètso aƒe ḍe
dziḍegbewo gbɔ hã la, megavɔ̃
wo o, eye megavɔ̃ woƒe nyawo o! — [e] 2, 5. 7.
Megavɔ̃ woƒe nyawo o, eye woƒe
mo megatso dzika ƒo na wò o, — [f] 3, 3; Da. 3, 39.
elabena ƒome sẽto wonye; 7 ke
boŋ gblɔ nye nyawo na wo, wo-
see o, womeḍasee o; elabena ƒo-
me sẽto wonye.
8 Ke wò amevi, se nya, si gblɔ
ge mala na wò, eye megasẽ to
abe ƒome sẽto la ene o! Ke wò
nu naḍu nusi tsɔ ge mala na wò
la! 9 Tete mekpɔ wodo asia ḍe
ḍe gbɔnye, si me agbalẽ le.[g] 10 — [g] Nyad. 10, 8 v. 11.
Eye wòkekee ḍe ŋkunye me, wo-
ŋlɔ nu ḍe eme kple ekɔgo, eye
woŋlɔ konyifahawo, hũḍeḍewo
kple veveseseweo ḍe eme.

### Mawu tsɔ agbalẽ na nyagblɔḍila la, bena wòaḍu.

**3.** Eye wògblɔ nam bena: Ame-
vi, ḍu nusi kpɔm nèle la! Ḍu
ágbalẽ sia, eye yi naḍaƒo nu kple — [h] 33, 7–9; Yes. 52, 8; Heb. 13, 17.
Israel ƒe aƒe la.[i] 2 Tete meke nu, — [i] 2, 9.
eye wòtsɔ agbalẽ la nam, be ma-
ḍu, 3 hegblɔ nam bena: Amevi,
tsɔ agbalẽ, si metsɔ na wò la, ḍi
ƒoe, eye natsɔe ayɔ wò ḍɔgboe!
Eye meḍui, wòvivi le nu me nam
abe anyitsi ene. 4 Tete wògblɔ
nam bena: Amevi, yi Israel ƒe
aƒe la gbɔ nagblɔ nye nyawo na
wo. 5 Elabena menye dukɔ fia-
fialawo kple kɔkɔlawo gbɔ wole
dɔwòm ḍo o, ke boŋ Israel ƒe
aƒe la gbɔe; 6 eye menye dukɔ
geḍe, siwo nye fiafialawo kple
kɔkɔlawo, amesiwo ƒe gbe mèse-
na o la gbɔe mele dɔwòm ḍo
o; eye ḍe wònye woawo gbɔe
medɔ wò ḍo la, anye ne woaḍo
to wò. 7 Ke Israel ƒe aƒe la mele
to ḍo ge wò o, le esi wogbe to-
ḍoḍom ta; elabena ŋgonu kplala
kple dzi kuatri li na Israel ƒe aƒe
blibo la. 8 Kpɔ ḍa, mana wò ŋku
me nasẽ abe woƒe ŋku me ene,
eye wò ŋgonu nanɔ kplala abe
woƒe ŋgonu ene.[b] 9 Mawɔ wò ŋku
me wòasẽ abe lotamekpe ene, eye
wòalia wu ahliha; megavɔ̃ wo o,
eye womegatso dzika ƒo na wò o,
elabena ƒome sẽto wonye. 10 Eye
wògblɔ nam bena: Amevi, lé nya,
siwo katã gblɔ ge mala na wò la,
ḍe wò dzi me, eye nase wo kple
wò to. 11 Yi aboyome, siwo nye
mia deviwo la gbɔ, eye naƒo nu
kpli wo agblɔ na wo bena: „Ale
Afetɔ Yehowa gblɔ esi"; wosee
o, womeḍasee o![c]

### Gbɔgbɔ la kɔ Xezekiel dzoe.

12 Tete [f]gbɔgbɔ la kɔm, eye
mese hoowɔwɔ abe anyigbaʋuʋu
gãa ḍe ene le megbenye, esime
Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ho le eteƒe,
13 kple nu gbagbeawo ƒe aʋala,
siwo le wo nɔewo kam ƒe ḍiḍi
hekpe ḍe tasiaḍamfɔawo ƒe ḍiḍi
kpakple anyigbaʋuʋu gãa ḍe ŋu.
14 Tete gbɔgbɔ la kɔm dzoe, eye
melé nye mɔ tsɔ, dzi kum veviе,
eye Yehowa ƒe asi nu sẽ ḍe dzi-
nye. 15 Eye meva Tel-Abib le
aboyome, siwo le Kebar-tɔsisi nu
la gbɔ, eye menɔ wo dome le afi-
ma ŋkeke adre nu maƒomaƒoe.

### Wodo Xezekiel Israel ƒe aƒe ŋudzɔlae.

16 Eye le ŋkeke adre megbe la
Yehowa ƒe gbe va nam bena: 17
Amevi, metsɔ wò ḍo [h]dzɔla na Is-
rael ƒe aƒe la be, ne èse nyaa ḍe
tso nunye me la, naxlɔ̃ nu wo
nam. 18 Ne megblɔ na ame vɔ̃ḍi
be: „Ele kuku ge," eye mèxlɔ̃ nui

hefo nu kplii be, ame vɔ̃ɖi la na-
kpɔ eɖokui dzi ɖe efe mɔ vɔ̃ɖi-
wo ŋu, ne wòatsi agbe o la, eke-
ma ame vɔ̃ɖi la aku le efe vodada-
wo ta; ke asiwò me mabia efe ʋu
le. 19 Ke ne èxlɔ̃ nu ame vɔ̃ɖi
la, eye wògbe asiɖeɖe le efe vɔ̃ɖi-
nyenye kple efe mɔ vɔ̃wo ŋu la,
ekema aku le efe vodadawo ta; ke
wò la èɖe wò agbe. 20 Ne [a]ame [a] 18, 24.
dzɔdzɔe ɖe asi le efe nu dzɔdzɔe
wɔwɔ ŋu hewɔ nu vɔ̃ɖi la, eke-
ma maɖo nu nɛ, wòakli aku. Ela-
bena esi mèxlɔ̃ nui o la, eyata
wòku le efe nuvɔ̃wo ta ɖo, eye
womagaɖo ŋu efe nu dzɔdzɔe, si-
wo wòwɔ la o; ke asiwò me ma-
bia efe ʋu le. 21 Ke ne èxlɔ̃ nu
ame dzɔdzɔe la be, megawɔ nuvɔ̃
o, eye ame dzɔdzɔe la mewɔ nuvɔ̃
o, ke boŋ wòna woxlɔ̃ nui la, ekema
atsi agbe; eye wò la èɖe wò agbe.

**Nyagblɔɖila la gakpɔ Mawu fe ŋutikɔkɔe.**

22 Eye Yehowa fe asi va dzi-
nye le [b]afima wògblɔ nam bena: [b] 1, 3.
Tso nayi bali la me, ne mafo nu [d] kp. 5.
kplii wò le afima! 23 Tete metso
heyi bali la me, eye kpɔ ɖa, Ye-
howa fe ŋutikɔkɔe le tsitre ɖe
afima abe ŋutikɔkɔe, si mekpɔ le[c] [c] 1, 4.
Kebar-tɔsisi la nu ene, eye me-
tsyɔ mo anyi. 24 Eye gbɔgbɔ la
ɖo menye [f]hefɔm ɖe te ɖe nye [f] 2, 2.
afɔwo dzi, eye wòfo nu kplim gblɔ
nam bena: Yi nadatu ʋɔ ɖe ɖo-
kuiwò nu le afewò me. 25 Wò
amevi, kpɔ ɖa, wole ka tso ge
aɖo ŋuwò ahabla wò, be màgaɖo
ayi wo dome o. 26 Eye mana wò
aɖe nalé ɖe aŋɔ me na wò kaɖii,
ne wò aɖe natu, be màgagblɔ to-
henya na wo o; elabena [g]fome [g] 2, 5. 7.
sẽto wonye. 27 Ke ne mafo nu
kpli wò la, maʋu nu na wò, eye [h] Dɔ. 10, 14.
nagblɔ na wo bena: „Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi.“ Amesi see la,
nesee; amesi gbe la, negbe; ela-
bena fome sẽto wonye.[i] [i] kp. 11.
[k] 5, 16.

**Toɖeɖe ɖe Yerusalem ŋu fe kpɔɖeŋu.**

4. Wò amevi, tsɔ anyikpe ɖo ŋku-
wò me, eye nata Yerusalem-
du la ɖe edzi; 2 ɖo toɖelawo eŋu,
eye natu dzɔlawo fe xɔ tsrala ɖe
eŋu, fu kpo ɖe eŋu, ɖe aʋakɔwo
ɖo eŋu, eye natsɔ gligbãnuwo fo
xlãe godoo. 3 Ke wò la tsɔ gagba
nawɔ gagli atso mia kple du la
dome, trɔ mo ɖe du la, woaɖe to
ɖee, eye naxaxae ɖo; dzesi enye
esia na Israel fe afe la.
4 Mlɔ wò miamekpa dzi, eye
natsɔ Israel fe afe la fe vodada
aɖo ɖokuiwò dzi; ŋkeke alesi nè-
mlɔ anyi alea la, nenema nue na-
tsɔ wofe vodadawo ɖo. 5 Eye maɖo
wofe vodadawo fe fe na wò ɖe ŋke-
ke alafa etɔ̃ kple blaasieke, siwo
nètsɔ Israel fe afe fe vodada la
fe xexlẽme nu. 6 Eye ne èwu
esia nu vɔ la, ekema mlɔ wò ɖusi-
kpa dzi, eye natsɔ Yuda fe afe
la fe vodada ŋkeke blane; mebu
ŋkeke ɖeka na wò fe ɖekae. 7
Trɔ ŋku me ɖe Yerusalem, si wo-
ɖe to ɖo la, eye naɖe abɔ fuflu
agblɔ nya ɖe anyi ɖe eŋuti. 8 Kpɔ
ɖa, meɖe ka wò, be màgatrɔ ɖe
axa bubu dzi, hafi ne wò toɖeɖe
fe ŋkekeawo nava de o.
9 Ke wò la tsɔ bli, lu, gbagbayi,
ayi, fo kple mɔli ɖe ze me, eye
natsɔ wo afo aboloe na ɖokuiwò,
ne naɖu le [d]ŋkeke alafa etɔ̃ kple
blaasieke, siwo nèmlɔ wò axa dzi
la me. 10 Wò gbe sia gbe nuɖuɖu
fe dadame nanye sekel blave, eya
naɖu tso ɣeyiɣi dzi ɖaseɖe bubu
dzi. 11 Eye nano tsi ɖe dzidze
nu, hin fe adeliawo ɖeka nano
tso ɣeyiɣi dzi ɖaseɖe bubu dzi.
12 Ƒoe abe lubolo ene naɖu, eye
namèe le amemĩ dzi le wo ŋku
me. 13 Eye Yehowa gblɔ bena:
Alea Israel-viwo aɖu abolo makɔ-
makɔ le dukɔwo domee, afisi ma-
nyã wo aɖo ɖo. 14 Tete megblɔ
bena: Ao, Afetɔ Yehowa, kpɔ ɖa,
nyemegblẽ kɔ ɖo na ɖokuinye
kpɔ o, nyemeɖu lã kuku alo lã,
si nu vuvu la, tso nye ɖevime va-
seɖe egbe o, eye lã fafã meɖe
nye nu me kpɔ o![h] 15 Eye wò-
gblɔ nam bena: Kpɔ ɖa, meɖe
gbe na wò bena, namè wò abolo
la le nyimĩ dzi ɖe amemĩ tefe.
16 Eye wògblɔ nam be: Amevi,
kpɔ ɖa, [k]maŋe abolo fe ziɔɖeŋu
le Yerusalem, eye woatsɔ vɔvɔ̃
aɖu abolo ɖe ɖáda nu, eye woa-
tsɔ ŋɔdzi ano tsi ɖe dzidze nu;
17 ne abolo kple tsi nahiã wo, eye
ame fe nu naku ɖe nɔvia ŋu, eye
woatsrɔ̃ ɖe wofe vodada me.

**Mawu fe tohehe ʋɔnudɔdrɔ̃ Yerusalem.**

5. Wò amegbetɔvi, tsɔ yi ɖaɖɛ
wɔ talũhɛ, ne natsɔ alũ wò ta

kple wò ge, eye natsɔ nudanu
amã ḍawo mee. 2 Tɔ dzo akpa
etɔ̃liawo ḍeka ḍe dua me, nenye
be, toḍeḍe ƒe ŋkekeawo wu enu;
tsɔ yi fli akpa etɔ̃liawo ḍeka ƒo [c] Yer. 24, 9.
xlãe godoo, eye natsɔ akpa etɔ̃lia-
wo ḍeka ahlẽ ḍe ya nu, eye madi
yi anɔ wo yome. 3 Ðe suea ḍe
le eŋu nasa ḍe wò avɔ nu, 4 eye
gaḍe ʋeea ḍe le esia ŋu de dzo
me, ne wòafiã ḍe dzo me; esia
me dzo atso ḍe Israel ƒe aƒe bli- [b] Mo. V. 32, 23.
bo la ŋu.
5 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Nyee tsɔ Yerusalem sia ḍo dukɔ- [d] 4, 16.
wo dome, eye anyigbawo ḍe to
dee godoo. 6 Wosẽ to ḍe nye se-
wo ŋu vloe wu dukɔwo, eye ḍe
nye ḍoḍowo ŋu wu anyigba, siwo
ḍe to ḍe wo godoo; elabena wo-
gbe nye seawo, eye womezɔ ḍe [e] 14, 21.
nye ḍoḍowo nu o. 7 Eyata ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Esi miesẽ
to wu dukɔ, siwo ƒo xlã mi godoo,
miezɔ ḍe nye ḍoḍowo nu o, eye [f] 36, 1; Mi. 6, 1.
miewɔ nu ḍe nye sewo nu, ʋuu
kekeke miahayi nu wɔ ge ḍe du-
kɔ, siwo ƒo xlã mi godoo ƒe sewo
nu o la, 8 eyata ale Aƒetɔ Yeho-
wa gblɔ esi: Kpɔ ḍa, nye hã maƒo
ḍe dziwò, eye madrɔ̃ ʋɔnu le me-
wò le dukɔwo ŋku me, 9 eye ma-
wɔ nu mawɔkpɔa ḍe ŋuwò le wò
ŋunyɔnuwo katã ta, nusi tɔgbe [g] Mo. III. 26, 30.
nyemegale wɔwɔ ge o. 10 Eyata
fofowo aḍu wo [h]viwo le mewò, [h] Mo. V. 28, 53 v. 55; Do. 4, 10.
eye viwo aḍu wo fofowo; madrɔ̃
ʋɔnu wò, eye makaka wò ame
mamleawo katã ahlẽ ḍe yawo nu.
11 Eyata ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Metà ḍokuinye ƒe agbe, esi
nètsɔ wò legbawo katã kple wò
ŋunyɔnuwo katã [i]gblẽ kɔ ḍo na [i] 8, 6–18.
nye kɔkɔeƒe ta la, ne magbe wò
gbagbã gudugudu, nye ŋku akpɔ
nublanui na wò, eye makpɔ tawò
fi! 12 Wò akpa etɔ̃liawo ḍeka
aku ḍe dɔvɔ̃ nu, eye dɔwuame
atsrɔ̃ wo ḍe mewò; akpa etɔ̃lia-
wo ḍeka atsi yi nu aƒo xlã wò
godoo ava kpe, eye makaka akpa
etɔ̃liawo ḍeka ahlẽ ḍe yawo katã [k] Yes. 6, 13.
nu, eye madi yi anɔ wo yome.[l] [l] kp. 2.
13 Eye nye dɔmedzoe abi aḍe
eseƒe ke, nye dziku nu afa ḍe wo
ŋu, eye [n]mafa dzi na ḍokuinye, [n] 16, 42.
ne woadze sii be, nye Yehowa ye
ƒo nu le nye ŋuʋaʋã me, nenye
be, metrɔ nye dziku blibo la ƒo
ḍe wo dzi. 14 Matsɔ wò awɔ gbe-
gbe kple alɔmeḍenu le dukɔ, si-
wo ƒo xlã wò godoo la dome kple
amesiwo katã toa ŋuwò yina la
ŋku me. 15 Eye àzu [c]alɔmeḍenu
kple vlodonu, nuxlɔ̃amenu kple
ŋɔdzinu na dukɔ, siwo ƒo xlã wò
godoo, nenye be, medrɔ̃ ʋɔnu wò
le dɔmedzoe kple dziku me, eye
mehe to na wò kple dziku; nye
Yehowa ye gblɔe; 16 ne meda
dɔwuame ƒe [b]aŋutrɔ vɔ̃ḍiwo ḍe
wo dome, ne wòazu amewula, eye
meda wo, be woagblẽ mi, eye meli
kɔ [d]dɔwuame ḍi na mi gleglegle,
eye meŋe abolo ƒe zioḍeŋu na mi.
17 Mahe dɔwuame kple lã wɔa-
dãwo ava mia dzi, ne woaḍe vi
le ŋuwò, dɔvɔ̃ kple ʋukɔkɔḍeanyi
ava ƒo ḍe dziwò, eye mana yi na-
va dziwò; nye Yehowa ye gblɔe.[e]

Wogblẽ Israel-nyigba le eƒe trɔ̃subɔsubɔ ta.

6. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ mo [f]ḍe
Israel-towo, eye nagblɔ nya ḍi ḍe
wo ŋu 3 gblɔ bena: Mi Israel-
towo, mise Aƒetɔ Yehowa ƒe nya!
Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ ḍe towo
kple togbɛwo, agatowo kple bali-
mewo ŋu enye si: Kpɔ ḍa, mahe
yi ava mia dzi, eye magblẽ miaƒe
nuxeƒewo. 4 Miaƒe vɔsamlekpui-
wo agblẽ, miaƒe [g]ɣelegbawo agbã,
eye matsɔ miaƒe ame tsiaʋawo
aƒu gbe ḍe miaƒe legbawo ŋku
me; 5 matsɔ Israel-viwo ƒe kukua-
wo aḍo woƒe legbawo ŋku me,
eye makaka miaƒe ƒuwo aƒo xlã
miaƒe vɔsamlekpuiwo. 6 Miaƒe
duwo azu aƒeḍo le mia nɔƒewo
katã, eye miaƒe nuxeƒewo agblẽ:
elabena woagbã miaƒe vɔsamle-
kpuiwo, eye woatsrɔ̃ wo; woagbã
miaƒe legbawo, eye woaḍe wo ḍa,
woamũ miaƒe ɣelegbawo, eye woa-
tsrɔ̃ miaƒe dɔwɔwɔwo. 7 Eye ame
tsiaʋawo atsi mia dome, ne mia-
dze sii be, nyee nye Yehowa. 8 Ke
ne miekaka ḍe anyigbawo dzi la,
mana amesiwo si le yi nu la, na-
kpɔtɔ na mi ḍe dukɔwo dome.[k]
9 Miaƒe ame sisiwo aḍo ŋku dzi-
nye le dukɔwo dome, afisi woḍe
aboyo wo yii, nenye be, megbã
woƒe ahasiwɔdzi, si trɔ le yonye-
me, kple woƒe ŋku, siwo dze le-
gbawo yome la; eye woanyɔ ŋu
na woawo ŋutɔwo ḍokui le woƒe

nu vɔ̃ḍi, siwo wotsɔ woƒe ŋunyɔ-
nuwo katã wɔ la ta;[a] 10 eye woa- [a] Mo.V. 30, 2.
dze sii be, nyee nye Yehowa; me-
nye dzodzroe megblɔ be, mele vɔ̃
sia wɔ ge wo o.
11 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Ƒu akpe, tu afɔ anyi, eye nado
aléle ḍe Israel ƒe aƒe ƒe ŋunyɔnu [b] Yes. 10, 5.
vɔ̃ḍiawo katã ŋu, elabena wole yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ si me tsi ge.
12 Amesi le didiƒe la, dɔvɔ̃ awui,
amesi le kpuiƒe la, atsi yi nu, eye
amesi kpɔtɔ ḍi woḍe la, aku ḍe
dɔwuame si me, eye matrɔ nye
dziku aƒo ḍe wo dzi. 13 Eye mia-
dze sii bena, nyee nye Yehowa,
ne miaƒe ame tsiaʋawo tsi miaƒe
legbawo dome ƒo xlã miaƒe vɔ-
samlekpuiwo le [d]togbɛ kɔkɔwo [d] Fia. I. 14, 23.
katã dzi, le towo katã ta me, le ati [e] Mo.III.27,24.
damawo katã kple logoti dodowo
katã gɔme, teƒe, siwo wodo dzu-
dzɔ ʋeʋẽe na woƒe legbawo katã
le. 14 Mado nye asi ḍa ḍe wo
ŋu, eye mado gbegbe kple aƒedo
anyigba la tso gbe dzi vaseḍe Ri-
bla le wo nɔƒewo katã, ne [f]woa- [f] kp. 7.
dze sii be, nyee nye Yehowa.

Mawu ƒe tohehe na Israel ŋodzitɔe.

7. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ ḍe Israel-nyigba ŋu
enye si: Nuwuwu gbɔna, nuwu-
wu gbɔna na anyigba la ƒe go
eneawo! 3 Azɔ nuwuwu gbɔna
na wò, eye madɔ nye dɔmedzoe
ḍe ŋuwò, madrɔ̃ ʋɔnu wò ḍe wò
zɔzɔme nu, eye mahe wò ŋunyɔ- [g] Yes.15,2; Yer. 48, 37.
nuwo katã ava dziwò; 4 nye ŋku
makpɔ nublanui na wò o, eye [h] Lod.11,4; Zef. 1, 18.
nyemakpɔ tawò o; ke boŋ mahe
wò zɔzɔme ava dziwò, eye wò
ŋunyɔnuwo anɔ dowòme, ne mia-
dze sii be, nyee nye Yehowa.
5 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ḍa, dzɔgbevɔ̃e kplɔ dzɔgbe-
vɔ̃e ḍo gbɔna! 6 Nuwuwu gbɔna,
nuwuwu gbɔna, efɔ ḍe ŋuwò, kpɔ
ḍa, egbɔna! 7 Anyigbadzinɔla,
nuwɔame gbɔna ḍe dziwò! Ye-
yiɣi la gbɔna, [i]nuxagbe tu aƒe, [i] Yoel 1, 15.
eye menye aseyetsotso le towo
dzi o! 8 Azɔ ekpɔtɔ vie matrɔ
nye dziku aƒo ḍe dziwò, eye nye
dɔmedzoe katã nu nafa ḍe ŋuwò,
madrɔ̃ ʋɔnu wò ḍe wò zɔzɔme
nu, eye mahe wò ŋunyɔnuwo katã
ava dziwò: 9 Nye ŋku makpɔ nu-
blanui na wò o, eye nyemakpɔ
tawò o, mahe wò zɔzɔmewo ava
dziwò, eye wò ŋunyɔnuwo anɔ
dowòme, ne miadze sii be, nye
Yehowa ye ƒo ame.
10 Kpɔ ḍa, egbɔna, ŋkeke la
gbɔna! Nuwɔame do, [b]ameƒoti ƒo
se, eye dàda de ama! 11 Ðuta-
sesẽ tsi zu vɔ̃ḍiwɔwɔ ƒe ameƒoti:
wo dometɔa ḍeke megali o, woƒe
ame gbogboawo dometɔa ḍeke
megali o, woƒe nu gbogboawo
dometɔa ḍeke megali o, eye woƒe
atsyɔ̃ḍoḍo nu yi! 12 Azã la ḍo,
ŋkeke la ḍe, nuƒlela makpɔ dzi-
dzɔ o, eye nudzrala maxa nu o;
elabena dɔmedzoe va woƒe ame-
hawo katã dzi. 13 Ne nudzrala
tsi agbe hã la, matrɔ yi eƒe [e]nu-
dzadzrawo gbɔ o, elabena wokpɔ
ŋutega ḍe woƒe amehawo katã ŋu,
eye dzi aḍe le amesiame ƒo le eƒe
vodadawo ta. 14 Woku kpẽ, eye
wo katã wobla akpa, ke amea ḍe-
ke meho yi aʋa o, elabena nye
dɔmedzoe va woƒe amehawo katã
dzi. 15 Yi le xexe, dɔvɔ̃ kple
dɔwuame le aƒe me; amesi le gbe
me la, yi awui, eye amesi le du
me la, dɔwuame kple dɔvɔ̃ aḍui.
16 Miaƒe sisilawo asi, eye woanɔ
towo dzi abe akpakpawo le agato
me ene, eye wo katã woanɔ xɔ-
xlɔ̃m le woƒe vodadawo ta. 17 Alɔ-
wo katã ado agblɔ, eye klowo ka-
tã alólo azu tsi; 18 woata akpa-
nya, eye woalulu, ŋukpe alé ŋku-
mewo katã, eye tawo katã anye
[g]ta kokoe. 19 Woatsɔ woƒe klo-
salo aƒu gbe ḍe kpɔdomee, eye
woabu woƒe sika ŋunyɔnui; woƒe
[h]klosalo kple sika maḍe wo le
Yehowa ƒe dzikudogbe o; woma-
tsɔe atsi woƒe dɔwuame nu o, eye
womatsɔe aḍi ƒoe o; elabena eyae
ble wo de vodada me. 20 Wotsɔ
woƒe atsyɔ̃nu, siwo nye woƒe ade-
gbeƒonuwo, wɔ legba, siwo nye
woƒe ŋunyɔnuwoe, eyata mena
wozu ŋunyɔnu na wo ḍo; 21 ma-
tsɔe ade asi na ame tutɔwo, ne
woaha, eye matsɔe ade asi na
anyigba dzi ame vɔ̃ḍiwo, ne woaḍe
aboyoe, eye woagblẽ kɔ ḍo nɛ.
22 Maḍe kɔ ḍa le wo ŋu, ne woa-
gblẽ kɔ ḍo na nye nu vevi la,
eye mana adzoblasuwo nage ḍe
eme ahagblẽ kɔ ḍo nɛ.

23 Mitu kɔsɔkɔsɔ, elabena hlɔ̃-
dodo yɔ anyigba dzi, eye ŋuta-
sesẽ yɔ dua me. 24 Mana dukɔ-
wo ƒe vɔ̃ḍitɔwo nava xɔ woƒe
aƒewo, matsi ŋusẽtɔwo ƒe dada nu,
eye woagblẽ kɔ ḍo na woƒe kɔ-
kɔeƒewo. 25 Ŋɔdzinu gbɔna, eye
woadi ŋutifafa, ke manɔ anyi o.
26 Dzɔgbevɔ̃e akplɔ dzɔgbevɔ̃e
ḍo, eye ŋɔdzinya ava ḍe ŋɔdzi-
nya yome; woadi ŋutega tso nya-
gblɔḍilawo si, nufiame abu ḍe nu-
nɔlawo, eye adaŋuḍeḍe ḍe ame
tsitsiwo. 27 Fia axa nu, dzidzi
aƒo amegã, eye dukɔ hahoo la ƒe
asi adzo nyanyanya; mawɔ wo ḍe
woƒe zɔzɔme nu, eye madrɔ̃ ʋɔ-
nu wo ḍe woƒe ʋɔnuḍɔdrɔ̃ nu, ne
woadze sii be, nyee nye Yehowa.

Wokplɔ Xezekiel yi Yerusalem, eye wòkpɔ trɔ̃subɔsubɔ ƒe ŋunyɔnu le gbedoxɔ me.

8 Eye wòva me, esime mebɔbɔ
nɔ aƒenye me le ƒe adelia me,
le dzinu adelia ƒe ŋkeke atɔ̃lia
dzi, eye [d]Yuda ame tsitsiwo bɔbɔ
nɔ ŋkunye me la, Aƒetɔ Yehowa
ƒe asi va dzinye le afima. 2 Eye
meḍo ŋku anyi, kpɔ ḍa, nane le
abe ame ene; eƒe ali ƒe anyi me
gome le abe dzo ene, eye eƒe ali
ƒe dzi me gome ḍi kekeli hele abe
sika, si me kɔ keŋkeŋ la ene.
3 Tete wòḍo nane ḍa abe asi ene
helé nye taḍa, eye [e]gbɔgbɔ la kɔm
ḍe anyigba kple dziƒo domee he-
kplɔm le Mawu ƒe ŋutega me va
ḍo Yerusalem le agbo metɔ, si
ḍo ta anyiehe gome la nu, afisi
legbaa ḍe, si dea ŋuʋaʋã Yeho-
wa me la le. 4 Eye Israel ƒe Ma-
wu la ƒe [g]ŋutikɔkɔe le afima abe
nɔnɔme, si mekpɔ le bali la me
ene. 5 Eye wògblɔ nam bena:
Amevi, fɔ kɔ dzi ḍe anyiehe go-
me! Tete mefɔ kɔ dzi, eye kpɔ
ḍa, ŋuʋaʋã ƒe legba sia le vɔsa-
mlekpui la ƒe agbo la nu le anyiehe
gome. 6 Eye wògblɔ nam bena:
Amevi, èle nusi wɔm wole la kpɔ-
ma? Ŋunyɔnu gã Israel ƒe aƒe
la le wɔwɔm le afisia, ne wòatsɔ
anyãm ḍa le nye kɔkɔeƒe la ŋu;
ke ègale ŋunyɔnu gãwo kpɔ ge.
7 Eye wòkplɔm yi xɔxɔnu la
ƒe mɔ nu, eye meḍo ŋku anyi, kpɔ
ḍa, do le glia me. 8 Tete wògblɔ
nam bena: Amevi, ŋɔ gli la! Eye
esi meŋɔ glia la, kpɔ ḍa, ʋɔtrua

[a] Ro. 1, 23.
[b] 8, 9; Ps. 94, 7.
[d] 14, 1.
[e] 3, 12.
[f] Kron. II. 29, 6.
[g] 1, 4–28.
[h] Yes. 1, 15.

ḍe li. 9 Eye wògblɔ nam bena:
Yi ḍe eme, ne nakpɔ ŋunyɔnu
vɔ̃ḍi, siwo wɔm wole le afisia la
ḍa! 10 Esi megeḍe eme la, kpɔ
ḍa, [a]wotanutatawo kple lãfɔnewo,
siwo nye ŋunyɔnuwo la ƒe nɔnɔ-
me vovovowo, kple Israel ƒe aƒe
la ƒe legbawo katã ḍe glia ŋu
godoo va kpe. 11 Eye Israel ƒe
aƒe la ƒe ame tsitsiwo dometɔ blaa-
dre, amesiwo nu Yaazanya, Safan
vi, le la tsi tre ḍe wo ŋgɔ, ame-
siame lé sonu ḍe asi, eye dzudzɔ
ʋeʋẽe de dzi kɔtɔɔ. 12 Tete wò-
gblɔ nam be: Amevi, èle nusi
Israel ƒe aƒe la ƒe ame tsitsiwo
dometɔ ḍesiaḍe le wɔwɔm le vi-
vi me le eƒe xɔvi, si me nɔnɔme-
tatawo le me la kpɔma? [b]Wole
gbɔgblɔm be: Yehowa mele mía
kpɔm o, Yehowa gblẽ anyigba la
ḍi! 13 Emegbe wògblɔ nam bena:
Egale ŋunyɔnu gã, siwo wɔm
wole la, kpɔ ge.
14 Eye wòkplɔm va Yehowa ƒe
aƒe ƒe agbo, si le anyiehe gome
la nu, kpɔ ḍa, nyɔnuwo bɔbɔ nɔ
afima le fafam na Tamus. 15 Eye
wògblɔ nam bena: Amevi, èkpɔea?
Egale ŋunyɔnu gãwo kpɔ ge wu
esia.
16 Eye wòkplɔm va Yehowa ƒe
aƒe ƒe xɔxɔnu metɔ, kpɔ ḍa, anɔ
ŋutsu blave vɔ atɔ̃ le Yehowa
ƒe gbedoxɔ ƒe mɔ nu le akpata la
kple vɔsamlekpui la dome, wotrɔ
[f]megbe ḍe Yehowa ƒe gbedoxɔ
la, eye wotrɔ ŋgɔ dze ɣedzeƒe
hele gbe dom ḍa na ɣe ḍo ḍe ɣe-
dzeƒe gome. 17 Eye wògblɔ nam
be: Amevi, èkpɔea? Ŋe Israel ƒe
aƒe la ƒe ŋunyɔnu, siwo wɔm
wòle le afisia, mesɔ gbɔ nɛ o,
hafi wotsɔ ŋutasesẽ le anyigba
dzi yɔm, eye wole dziku dom nam
ḍe edzia? Kpɔ ḍa, wotsɔ hahlayɛ
le dodom ḍe woƒe ŋɔti nu. 18 Eya-
ta nye hã mawɔ nu le dziku me,
nye ŋku makpɔ nublanui o, eye
nyemakpɔ wo ta o; eye [h]ne woḍo
ɣli ḍe to me nam sesĩe hã la,
nyemasee na wo o.

Aʋasisi le Yerusalem; wokpɔ mawuvɔ̃lawo ta.

9 Emegbe wòḍo ɣli ḍe to me
nam sesĩe gblɔ bena: Mihe
du la ƒe tohehe vɛ, eye amesia-
me nelé eƒe amewunu ḍe asi!
2 Tete ŋutsu ade to dzigbegbo,

si ɖo ta anyiehe la ƒe mɔ va, wo
dome amesiame lé ametsrɔ̃nu ɖe
asi, eye [d]ŋutsua ɖe le dome na
wo, amesi ta aklala, eye agbalẽ-
ŋlɔnu le aklito nɛ. Eye wova he-
tsi tre ɖe akɔblivɔsamlekpui la
xa. 3 Eye Israel ƒe Mawu ƒe [f]ŋu-
tikɔkɔe la ho tso Kerubiawo ta
me, afisi wònɔ tsã la, heyi ɖe xɔ
la ƒe kpui nu. Tete wòyɔ ŋutsu,
si ta aklala, eye agbalẽŋlɔnu le
aklito nɛ la. 4 Eye Yehowa gblɔ
nɛ bena: Yi naɖatsa le Yerusalem-
dua me, eye [i]nade dzesi ŋgonu
na amesiwo le [k]hũ ɖem, eye wole
nu xam ɖe ŋunyɔnu, siwo katã
wole wɔwɔm le eme ŋuti la. 5 Ke
egblɔ na ame kemeawo mese
bena: Minɔ eyome miatsa le dua
me, eye mida nu ame! Miaƒe
ŋku megakpɔ nublanui o, eye
migakpɔ ame ta o. 6 Miwu ame-
gã ɖeɖiwo, ɖekakpuiwo kple ɖetu-
gbiwo, ɖeviwo kple nyɔnuwo, ne
miatsrɔ̃ wo; ke migade asi ame-
siwo katã ŋu dzesi le la ŋuti o,
eye [l]midze egɔme tso nye kɔkɔe-
ƒe la gbɔ! Tete wodze egɔme ɖe
ame tsitsi, siwo le aƒea ŋgɔ la ŋu.
7 Eye wògblɔ na wo bena: Mi-
gblẽ kɔ ɖo na aƒe la, eye mitsɔ
ame kukuwo yɔ xɔxɔnu la taŋ!
Miho yi! Tete woyi ɖawu amewo
le dua me. 8 Eye wòva me, esi-
me wowu wo, eye nye ɖeka me-
kpɔtɔ la, [n]metsyɔ mo anyi hedo
yli gblɔ bena: Ao, Aƒetɔ Yehowa,
Israel ƒe ame susɔeawo katãe
nèbe, yeatsrɔ̃, esi nètrɔ wò dziku
ƒo ɖe Yerusalem dzia? 9 Tete
wòɖo ŋu nam bena: Israel ƒe aƒe
kple Yuda ƒe vodada sɔ gbɔ
ŋutɔ, hlɔ̃dodo yɔ anyigba dzi, eye
nu madzɔmadzɔ wɔwɔ le dua me
fũ; elabena wole [p]gbɔgblɔm be:
Yehowa gblẽ anyigba la ɖi, Ye-
howa mele mía kpɔm o. 10 Eyata
nye hã nye ŋku makpɔ nublanui
o, eye nyemakpɔ wo ta o, ke boŋ
mahe woƒe zɔzɔme ava woƒe ta
dzi. 11 Eye kpɔ ɖa, ŋutsu, si ta
aklala, eye agbalẽŋlɔnu le aklito
nɛ la, trɔ gbɔ gblɔ bena: Mewɔ,
abe alesi nèɖe se nam ene.

**Mawu ƒe ŋutikɔkɔe le Kerubiwo dzi.**

**10.** Eye meɖo ŋku anyi, kpɔ ɖa,
nane ɖi ƒiazikpui do ɖe dzi-
ŋgɔli, si le Kerubiawo ta me la
dzi le [a]dzedzem abe gbloti ene.
2 Eye wògblɔ na [b]ŋutsu, si ta
aklala bena: Yi ɖe tasiaɖam, siwo
le Kerubiawo gɔme la domee, eye
naku dzo asiʋlo ɖeka le Keru-
biawo domee [e]akɔ ɖe dua dzi!
Eye wòyi mekpɔ. 3 Kerubiawo
le tsitre ɖe xɔ la ƒe ɖusi me go-
me, esime ŋutsu la yi, eye alili-
kpo yɔ xɔxɔnu metɔ fũ. 4 Tete
Yehowa ƒe [g]ŋutikɔkɔe ho dzo le
Kerubiawo dzi yi xɔ la ƒe kpui
nu, eye alilikpo yɔ [h]xɔ la taŋ,
eye Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ƒe ke-
klẽ yɔ xɔxɔnu la fũ. 5 Eye wose
Kerubiawo ƒe aʋala ƒe ɖiɖi le
xɔxɔnu kɔtoetɔ ke abe Mawu
ŋusẽkatãtɔ la ƒe gbe, ne ele nu
ƒom ene. 6 Eye esi wòɖe se na
ŋutsu, si ta aklala, gblɔ bena:
yi naɖe dzo le tasiaɖamfɔawo me
le Kerubiawo domee la, eyi ɖatsi
tre ɖe tasiaɖamfɔ ɖeka xa. 7 Tete
Kerubia do asi ɖe Kerubiawo
domee heɖe dzo, si le Kerubiawo
dome la, ɖe asi na ŋutsu, si ta
aklala la, eye wòxɔe hedzo. 8
Nane dze le Kerubiawo ŋu abe
amegbetɔ ƒe asi ene le woƒe aʋa-
lawo te. 9 Eye meɖo ŋku anyi,
kpɔ ɖa, tasiaɖamfɔ ene le Keru-
biawo xa, tasiaɖamfɔ ɖeka le
Kerubi ɖeka xa, eye tasiaɖamfɔ
ɖeka le Kerubi bubu xa; tasia-
ɖamfɔawo le dzedzem abe adza-
gba ene.[o] 10 Nɔnɔme ɖeka li na
wo ame eneawo katã, eye wòle
abe ɖe tasiaɖamfɔ ɖeka le bubu
me ene. 11 Ne wole yiyim la,
wozɔna ɖe woƒe axa eneawo dzi,
eye wometrɔna, ne wole azɔli
dzi o, elabena afisi ŋgɔgbetɔ ɖo
tae la, afima wokplɔnɛ ɖo yina,
eye wometrɔna, ne wole azɔli
dzi o. 12 Ŋkuwo yɔ woƒe ƒodo
blibo la kple woƒe megbe, woƒe
asiwo kple woƒe aʋalawo kpakple
woƒe tasiaɖamfɔ eneawo katã ŋu
godoo va kpe. 13 Woyɔ tasiaɖam-
fɔawo be „yali“ mese. 14 Mo
ene li na wo dometɔ ɖesiaɖe: mo
gbãtɔ nye Kerubi ƒe mo, mo eve-
lia nye amegbetɔ ƒe mo, etɔ̃lia
nye dzata ƒe mo, eye enelia
nye hɔ̃ ƒe mo. 15 Eye Kerubiawo
kɔ wo ɖokui dzi; woawoe nye
nu gbagbe, siwo mekpɔ le Kebar-
tɔsisi la nu. 16 Ne Kerubiawo
le yiyim la, tasiaɖamfɔawo nɔa

[a] 1, 22. 28. [b] 9, 2. [d] 10, 2; Dan. 10, 5. [e] Nyad. 8, 5. [f] 1, 4—28. [g] 1, 4—28. [h] Yes. 6, 4. [i] Nyad. 7, 3. [k] Pet. II. 2, 8. [l] Pet. I. 4, 17; Yer. 25, 29. [n] 11, 13. [o] 1, 15. 16. [p] 8, 12.

zɔzɔm le wo xa, eye ne Kerubia-
wo ƒo aʋala, be woakɔ wo ɖokui
dzi tso anyigba la, tasiaɖamfɔawo
metena ɖa le wo xa o; 17 ne
wotɔ la, woawo hã tɔna, eye ne
wokɔ wo ɖokui dzi la, woawo hã
kɔa wo ɖokui dzi, elabena nu
gbagbeawo ƒe gbɔgbɔ le wo me.
18 Eye Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe dzo
le xɔ la ƒe kpui nu yi ɖanɔ Keru-
biawo ta me. 19 Tete Kerubiawo
ƒo aʋala hekɔ wo ɖokui dzi tso
anyigba le ŋkunye me; esi woho
la, tasiaɖamfɔawo hã kpe ɖe wo
ŋu, eye wova tɔ ɖe Yehowa ƒe
aƒe ƒe agbo nu le ɣedzeƒe gome,
eye Israel ƒe Mawu ƒe ŋutikɔkɔe
la le wo [b]ta me. 20 Woawo nye
nu gbagbe, siwo mekpɔ le Israel
ƒe Mawu la gome le Kebar-tɔsisi
la nu; azɔ medze sii be, Kerubi-
wo wonye. 21 Ɖesiaɖe to mo ene,
aʋala ene li na ɖesiaɖe, eye nane
ɖi amegbetɔ ƒe asi le woƒe aʋa-
lawo te. 22 Woƒe mowo ƒe nɔ-
nɔme enye mo, siwo mekpɔ le
Kebar-tɔsisi la nu; wo dome ɖe-
siaɖe ɖoa ta eŋgɔ tẽ.

**Wohe to na Yuda ƒe amegãwo, eye woƒa akɔ na aboyo me nolawo.**

**11.** Tete [e]gbɔgbɔ la kɔm yi Ye-
howa ƒe aƒe ƒe ɣedzeƒe-gbo,
si ɖo ta ɣedzeƒe gome la nu; kpɔ
ɖa, ŋutsu blave vɔ atɔ̃ le agbo
la nu, eye mekpɔ Yaazanya, Azur
vi, kple Pelatya, Benaya vi, ame-
siwo nye dukɔ la ƒe amegãwo le
wo dome. 2 Eye wògblɔ nam
bena: Amevi, ŋutsu siawo nye
amesiwo le tame gbegblẽ ɖom,
eye wole adaŋu vɔ̃ɖi ɖem le du
sia me, 3 woawoe le gbɔgblɔm
be: Xɔtutu gbɔ metsɔ o; du la
nye kutu, eye miawoe nye lã. 4
Eyata gblɔ nya ɖi ɖe wo ŋu,
amevi, gblɔ nya ɖi! 5 Tete Ye-
howa ƒe gbɔgbɔ va dzinye, eye
wògblɔ nam bena: Gblɔ be: Ale
Yehowa gblɔ esi: Israel ƒe aƒe,
ale miefo nu enye si, eye nusi
do tso dzi me na mi la, menyae.
6 Miedzi miaƒe ame kukuwo ɖe
dzi le du sia me, eye mietsɔ
ame kukuwo yɔ eƒe kpɔdomee
taŋ. 7 Eyata ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Miaƒe ame kuku, siwo
mietsɔ da ɖe dua me la, woawoe
nye lã, eye eyamae nye kutu;
ke miawo la, woakplɔ mi adzoe
le eme. 8 Yi vɔ̃m miele, ke yie
mahe va mia dzi, Afetɔ Yehowa
ye gblɔe! 9 Makplɔ mi adzoe le
eme, matsɔ mi ade asi na ame
tutɔwo, eye madrɔ̃ ʋɔnu mi. 10
Miatsi yi nu, eye madrɔ̃ ʋɔnu mi
le Israel ƒe liƒo dzi, ne miadze sii
be, nyee nye Yehowa.[a] 11 Dua
manye kutu na mi, eye miawo mia-
nye lã anɔ eme o, ke boŋ madrɔ̃
ʋɔnu mi le Israel ƒe liƒo dzi, 12 ne
miadze sii be, nyee nye Yehowa;
elabena miezɔ ɖe nye ɖoɖowo nu
o, eye miewɔ nu ɖe nye sewo nu
o, ke boŋ miewɔ nu ɖe dukɔ, siwo
ƒo xlã mi godoo la ƒe sewo nu.
13 Eye wòva me, esi mele nya
gblɔm ɖi la, kasia Pelatya, Be-
naya vi la ku; tete [d]metsyɔ mo
anyi hedo ɣli sesie gblɔ bena:
Alele, Afetɔ Yehowa, Israel ƒe
ame mamleawo nèbe, yeatsrɔ̃a?
14 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 15 Amevi, nɔviwòwo, nɔvi-
wò aboyomeawo kple Israel ƒe
aƒe blibo la, wonye amesiwo ŋu
Yerusalemtɔwo le gbɔgblɔm le
be: Woamawo le adzɔge tso Ye-
howa gbɔ, míawoe wotsɔ anyigba
la na, be wòanye mía tɔ. 16 Eyata
gblɔ be: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: [f]Meɖo mi ɖe dukɔwo dome
ʋĩ, eye mekaka mi ɖe anyigbawo
dzi, eye menye kɔkɔeƒe na mi
vie le anyigba, siwo ɖi mieyi.
17 Eyata gblɔ be: Ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Maƒo mia nu ƒu
tso dukɔwo dome, eye maƒo mia
nu ƒu tso anyigba, siwo dzi mie-
kaka ɖo la dzi ahatsɔ Israel-
nyigba na mi.[g] 18 Woayi afima,
eye woaɖe eƒe legbawo katã kple
eƒe ŋunyɔnuwo katã ɖa le edzi.
19 Mana dzi bubu wo, eye maɖe
gbɔgbɔ yeye wo me, maɖe [h]kpe-
dzi le dɔ me na wo, eye mana
lãkusidzi wo, 20 ne woazɔ ɖe nye
ɖoɖowo nu, eye woalé nye sewo
me ɖe asi ahawɔ wo dzi, woanye
dukɔ nam, eye manye Mawu na
wo.[i] 21 Ke amesiwo ƒe dzi dze
woƒe legbawo kple woƒe ŋunyɔ-
nuwo yome la, mahe woƒe zɔzɔme
ava woƒe ta dzi, Afetɔ Yehowa
ye gblɔe!
22 Tete Kerubiawo ƒo aʋala,
eye tasiaɖamfɔawo kpe ɖe wo ŋu,
eye Israel ƒe Mawu la ƒe ŋuti-

a Fia. II. 25, 20. 21.
b kp. 1.
c 9, 3.
e 3, 12.
f 6, 8–10; Yer. 24, 5. 6.
g Yer. 29, 14.
h 36, 26; Yer. 24, 7.
i Yer. 31, 33.

kɔkɔe le wo ta me.[a] 23 Eye Ye-
howa ƒe ŋutikɔkɔe kɔ eɖokui dzi
tso dua me heva nɔ to, si le dua
ƒe ɣedzeƒe la dzi. 24 Eye [e]gbɔ-
gbɔ la kɔm le ŋutega me ɖada
ɖe aboyomeawo gbɔ le Kaldea-
nyigba dzi to Mawu ƒe gbɔgbɔ
la me, eye ŋutega, si mekpɔ la,
dzo le gbɔnye. 25 Eye megblɔ
Yehowa ƒe nya, siwo katã wòɖe
fiam la, na aboyomeawo.

Alesi woakplɔ fia la ayi la ƒe kpɔɖeŋu, kple alesi nyagblɔɖi sia ava me kaba.

12. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, fome sẽto
me nèle, amesiwo ŋku li na, ne
woatsɔ akpɔ nui, ke womekpɔa
nu o, eye to li na wo, ne woatsɔ
ase nui, ke womesea nu o, ela-
bena fome sẽto wonye.[g] 3 Wò
amevi, do mɔzɔgba, eye nadze
mɔ le ŋkeke me le wo ŋku me,
dze mɔ tso nɔwòƒe yi teƒe bubu
le wo ŋku me, ɖewohĩ woakpɔe
bena, fome sẽto yewonye. 4 Tsɔ
wò agba la do goe le ŋkeke me
abe mɔzɔgba ene, ne woakpɔ,
eye nadze mɔ le wo ŋku me le
fiẽ, abe alesi aboyomewo dzea
mɔe ene. 5 Ɖɔ gli le wo ŋku me,
eye nato eme ado ɖe egodo. 6
Kɔe ɖo abɔta le wo ŋku me, eye
ne blukɔ do la, natsɔe adzoe;
tsyɔ nu ŋku me, be màgakpɔ anyi-
gba la o; elabena ɖe metsɔ wò
ɖo [h]dzesi na Israel ƒe aƒe la. 7
Eye mewɔ, abe alesi wode se nam
ene: Metsɔ nye agba la do goe
le ŋkeke me abe mɔzɔgba ene,
eye metsɔ asi ŋɔ gli la le fiẽ;
esi blukɔ do la, metsɔe dzoe, eye
mekɔe ɖo abɔta le wo ŋku me.
8 Esi ŋu ke la, Yehowa ƒe gbe
va nam bena: 9 Amevi, ɖe Israel
ƒe aƒe, fome sẽto la, megblɔ na
wò be: Nuka wɔm nèle hã oa?
10 Gblɔ na wo bena: Ale Aƒetɔ
Yehowa gblɔ esi: Amegã, si le
Yerusalem, kple Israel ƒe aƒe bli-
bo, si le eme la tɔe nye nya sia.
11 Gblɔ bena: [l]Dzesi menye na
mi, alesi mewɔ la, nenema ava
me na woe: Woakplɔ woamawo
adzoe, eye woayi aboyo me. 12
Amegã, si le wo dome la, alé
agba ɖe abɔta adzo le blukɔ me,
woaŋɔ gli, ne wòato eme adzo,
eye atsyɔ nu ŋku me, le esi wòbe,

yemele anyigba la kpɔ ge kple
ŋku o ta.[b] 13 Maɖo [d]ɖɔ nɛ, eye
nye mɔ̃ aɖee, makplɔe ayi Babel
le Kaldeatɔwo ƒe anyigba dzi, ke
makpɔe o, eye afima wòaku ɖo.
14 Eye makaka eƒe xɔnametɔ,
siwo katã ƒo xlãe godoo, kple eƒe
aʋakɔwo katã ahlẽ ɖe yawo katã
nu, eye madi yi anɔ wo yome.
15 Eye ne mekaka wo ɖe dukɔwo
dome, eye mehlẽ wo ɖe anyigba-
wo dzi la, woadze sii be, nyee
nye Yehowa. 16 Ke makpɔtɔ
woƒe ame [f]ʋeea ɖewo ɖi tso yi,
dɔwuame kple dɔvɔ̃ si me, ne
woaxlẽ woƒe ŋunyɔnuwɔwɔwo
katã afia le dukɔwo dome, afisi
woayi, ne woawo nadze sii be,
nyee nye Yehowa.
17 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
be: 18 Amevi, nɔ ƒoƒom kpakpa-
kpa naɖu wò abolo, eye nano
wò tsi le dzodzo nyanyanya kple
ŋɔdzi me. 19 Eye nagblɔ na dukɔ
hahoo la bena: Ale Aƒetɔ Yeho-
wa gblɔ ɖe Yerusalemtɔ, siwo le
Israel-nyigba dzi la ŋu enye si:
Woaɖu woƒe abolo kple vɔvɔ̃, eye
woano woƒe tsi le ŋɔdzi me, ela-
bena woƒe anyigba azu gbegbe,
eye woaɖe edzi nuwo katã ɖa le
edzinɔlawo katã ƒe nu madzɔma-
dzɔ wɔwɔ ta. 20 Du, siwo me ame
le la, azu aƒedo, eye anyigba la
azu gbegbe, ne miadze sii be,
nyee nye Yehowa.
21 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
be: 22 Amevi, nya ka fomevi enye
ekem gblɔm miele le Israel-nyi-
gba dzi be, ɣeyiɣiawo gbɔ metsɔ
o, eye ŋutegawo katã nu tso?[i]
23 Eyata gblɔ na wo be: Ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Matsi
nya siawo tɔgbe nu, eye woma-
gagblɔe le Israel azɔ o, ke boŋ
gblɔ na wo bena: Ɣeyiɣi la kple
ŋutegawo katã ƒe nyawo tu aƒe.[k]
24 Elabena ŋutega dzodzroa ɖeke
kple alakpanyagblɔɖi magano
Israel ƒe aƒe la me azɔ o. 25 Ela-
bena Yehowa menye, nya, si gblɔm
mele la, ava me, eye manɔ anyi
eteƒe nadidi o; mi fome sẽto, mia
ŋɔlie mawɔ nya, si mele gbɔgblɔm
la dzi, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.
26 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
be: 27 Amevi, kpɔ ɖa, Israel ƒe
aƒe la le gbɔgblɔm be: Ŋkeke
nanewo ŋue wòle ŋutega kpɔm

[a] 1, 4–28.
[b] Yer. 39, 7.
[d] 17, 20; 32, 3-6.
[e] 3, 12.
[f] 6, 8.
[g] Yes. 6, 9. 10.
[h] 24, 24. 27.
[i] Pet. II. 3, 4.
[k] Xab. 2, 3.
[l] kp. 6.

ɖo, eye gbaɖegbe ŋue wòle nya
gblɔm ɖi ɖo. 28 Eyata gblɔ na
wo bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Nye nyawo katã maganɔ anyi
eteƒe nadidi o. Nya, si megblɔ
la, ava me, Aƒetɔ Yehowa ye
gblɔe!

**Nyagblɔɖi le aʋatsoŋyagblɔɖilawo ŋuti.**

**13.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, gblɔ nya ɖi ɖe
Israel ƒe nyagblɔɖilawo, amesiwo
le nya gblɔm ɖi la ŋu, eye na-
gblɔ na amesiwo le nya gblɔm
ɖi tso woawo ŋutɔ ƒe dzi me la
bena: Mise Yehowa ƒe nya! 3 Ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: [b]Baba
na nyagblɔɖila tsibomewo, ame-
siwo dze woawo ŋutɔ ƒe dzi kple
nusi womekpɔ o la yome! 4 Israel,
wò nyagblɔɖilawo zu abe abeiwo
le glikpowo me ene. 5 [d]Miexe
gbagbãƒewo o, eye mieɖo gli ɖe
Israel ƒe aƒe la ŋu, ne wòanɔ te
ɖe aʋa nu le Yehowa ƒe ŋkeke
la dzi o. 6 Nu dzodzroa kpɔm
wole, eye [e]alakpanya gblɔm wole
ɖi; wo, amesiwo le gbɔgblɔm be:
„Yehowa ƒe gbe enye si," evɔ
wònye Yehowa medɔ wo o hafi,
eye wole mɔ kpɔm be, nya la
ava me. 7 Ðe menye ŋutega
dzodzroa miekpɔ, eye miegblɔ
alakpanya ɖi le gbɔgblɔm be:
„Yehowa ƒe gbe enye si," evɔ
wònye nyemeƒo nu hafi o oa? 8
Eyata ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi mieƒo nu dzodzroa, eye mie-
kpɔ alakpanu la, eyata maƒo ɖe
mia dzi, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.
9 Nye asi ava nyagblɔɖila, siwo
kpɔa nu dzodzroa, eye wogblɔa
alakpanya ɖi la dzi: [g]womanɔ
nye dukɔ ƒe ha me o, womaŋlɔ
wo ɖe Israel ƒe aƒe la ƒe agbalẽ
me o, eye womaɖe Israel-nyigba
dzi o, ne woadze sii be, nyee
nye Aƒetɔ Yehowa. 10 Elabena
wokplɔ nye dukɔ la trae hele
gbɔgblɔm be „ŋutifafa", evɔ wò-
nye ŋutifafaa ɖeke meli o hafi.
Dukɔ la ɖo gli, eye woawo si
akalo nɛ.[i] 11 Gblɔ na akalosi-
laawo be: Tsidzadza gbɔna ba-
baba, tsikpewo adza, eye ahom
atu, 12 eye gli la amũ! Ðe woma-
gblɔ na mi emegbe be: Afika aka-
lo, si miesi la, le hã oa? 13 Eyata
ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Mana
ahom natu le nye dziku me, tsi
nadza bababa le nye dɔmedzoe
me, eye tsikpewo nadza le nye
dziku me, ne woagblẽ nu. 14 Ma-
mũ gli, si miesi akalo na la, eye
matutui aƒu anyi, ale be eƒe agu-
nu natsi go; amũ, eye miawo
miaku ɖe ete, ne miadze sii be,
nyee nye Yehowa. 15 Matrɔ nye
dziku blibo la aƒo ɖe gli la kple
amesiwo si akalo nɛ la dzi aha-
gblɔ na mi be: Glia nu yi, eye
amesiwo si akalo nɛ la nu yi,
16 woawo nye Israel ƒe nyagblɔ-
ɖilawo, amesiwo gblɔ nya ɖi ɖe
Yerusalem ŋu, eye wokpɔ [a]ŋuti-
fafaŋutega nɛ, evɔ wònye ŋuti-
fafa meli o hafi, Aƒetɔ Yehowa
ye gblɔe!
17 Wò amevi, trɔ ŋgɔ dze wò
dukɔ ƒe nyɔnuvi, siwo le nya
gblɔm ɖi tso woawo ŋutɔ ƒe dzi
me, eye nagblɔ nya ɖi ɖe wo ŋu,
18 gblɔ bena: Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Baba na amesiwo saa
dzoka ɖe alɔnuwo katã, eye wo-
wɔa tatsyɔnu ɖe tawo katã, ɖevi-
wo kple tsitsiawo tɔ ŋu, ne woa-
tsɔ alé luʋɔwoe; wolé nye dukɔ
ƒe luʋɔ, be woawo ŋutɔ ƒe luʋɔ
natsi agbe. 19 Miedo gum le nye
dukɔ la ŋku me le lu asiʋlo ɖeka
kple abolo alɔgomedede ɖeka ta,
be miawu [f]luʋɔ, siwo medze ku
o, eye miaxɔ luʋɔ, siwo dze ku
la, ɖe agbe, esime mieka aʋatso
na nye dukɔ, si lɔ̃a aʋatsonya
sese la. 20 Eyata ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, matso
miaƒe dzoka, siwo mietsɔna ɖea
luʋɔwoe abe xevi ene la, le mia-
ƒe alɔnuwo, eye maxɔ luʋɔ, siwo
mieɖe abe xevi ene la. 21 Ma-
vuvu miaƒe tatsyɔnuawo, eye maɖe
nye dukɔ le mia si me, be ma-
ganye nuléle anɔ mia si me azɔ
o, ne miadze sii be, nyee nye
Yehowa. 22 Esi mietsɔ alakpa
do nuxaxa na ame dzodzɔe ƒe dzi,
evɔ wònye nyemebe, mado nuxaxa
nɛ hafi o, eye [h]miedo ŋusẽ ame
vɔ̃ɖi ƒe asi, be magatrɔ tso eƒe
mɔ vɔ̃wo dzi, ne wòatsi agbe o
la, 23 eyata miagakpɔ nu dzo-
dzroa azɔ o, eye miagagblɔ ala-
kpanya ɖi azɔ o, eye maɖe nye
dukɔ le mia si me, ne miadze sii
be, nyee nye Yehowa.

[a] kp. 10.
[b] Yer. 23, 21. 31.
[d] 22, 30.
[e] 22, 28; Yer. 23, 32.
[f] Yes. 5, 28; Lod. 17, 15.
[g] 14, 9.
[h] Yer. 23, 14.
[i] Yer. 6, 14.

**Womedo legbasubolawo ƒe blabla ŋu na wo o.**

**14.** Eye [a]ŋutsuwo tso Israel ƒe
ame tsitsiwo dome va gbɔ-
nye, eye wobɔbɔ nɔ ŋkunye me.
2 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 3 Amevi, ŋutsu siawo lé
woƒe legbawo ɖe dzi me, eye wo-
tsɔ woƒe vodadawo ƒe nukikliwo
ɖo ŋku me, ɖe mana woabia gbe-
ma?[d] 4 Eyata ƒo nu kpli wo na-
gblɔ na wo bena: Ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Ne Israel ƒe aƒe
la ƒe ŋutsua ɖe lé eƒe legba ɖe
dzi me, eye wòtsɔ eƒe vodada ƒe
nukikli ɖo ŋku me heva nyagblɔ-
ɖila gbɔ la, nye Yehowa ŋutɔ
maɖo eŋu nɛ, evɔ wònye eƒe le-
gbawo sɔ gbɔ hafi; 5 ne nye asi
natu Israel ƒe aƒe la ƒe dzi, wo
amesiwo tsɔ woƒe legbawo katã
trɔ le yonyeme. 6 Eyata gblɔ
na Israel ƒe aƒe la bena: Ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: [f]Mitrɔ,
mitrɔ tso miaƒe legbawo yome,
eye miɖe kɔ ɖa le miaƒe ŋunyɔnu-
wo katã ŋu! 7 Elabena ne Israel
ƒe aƒe la ƒe amea ɖe, alo ame-
dzro, siwo le Israel la dometɔa
ɖe trɔ le yonyeme, elé eƒe le-
gbawo ɖe dzi me, eye wòtsɔ eƒe
vodada ƒe nukikli ɖo ŋku me
heva nyagblɔɖila gbɔ, ne wòabia
gbem nɛ la, nye Yehowa ŋutɔ
maɖo ŋu nɛ. 8 Matsɔ nye ŋku
aɖo ŋutsu ma ŋu, eye matsɔe
awɔ [g]dzesi kple hamelo, eye ma-
tsrɔ̃e ɖa le nye dukɔ la dome,
ne miadze sii be, nyee nye Ye-
howa. 9 Ke ne woflu nyagblɔɖi-
laa ɖe wòƒo nu la, nye Yehowa
ye flu nyagblɔɖila ma, eye maɖo
nye asi ɖa ɖe eŋu ahatsrɔ̃e ɖa
le nye dukɔ Israel dome.[i] 10 Eye
woatsɔ' woawo ŋutɔ ƒe vodada:
alesi gbebiala ƒe vodada le la,
nenema nyagblɔɖila hã ƒe vodada
anɔ; 11 ne Israel ƒe aƒe la ma-
gatra le ŋunye, eye woatsɔ woƒe
dzidadawo katã agblẽ kɔ ɖo na
wo ɖokui azɔ o, ke boŋ woanye
[k]nye dukɔ, eye manye woƒe Ma-
wu, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.

**Womagabe ɖɔnudodrɔ̃ Yerusalem ɖe megbe le mawuvɔ̃lawo ƒe kukuɖeɖe ɖe eta gɔ̃ hã ŋuti o.**

12 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 13 Amevi, ne anyigbaa ɖe
wɔ nuvɔ̃ ɖe ŋunye hetrɔ ʋu le
yonyeme, eye medo nye asi ɖa
ɖe eŋu heŋe abolo ƒe [l]ziɔɖeŋu,
eye meɖo dɔwuame ɖe afima, be
matsrɔ̃ amegbetɔwo kple lãwo le
edzi, 14 eye [b]ŋutsu etɔ̃ siawo:
Noa, Daniel kple Hiob le edzi
la, woaɖe woƒe agbe le woƒe dzɔ-
dzɔenyenye ta, Aƒetɔ Yehowa ye
gblɔe. 15 Ne medo lã wɔadãwo
ɖe anyigba dzi, be woaɖe ame
le edzi, eye wòazu gbegbe, be
amea ɖeke magato edzi ayi o le
lãwo ta,[e] 16 eye ŋutsu etɔ̃ siawo
le edzi la, Aƒetɔ Yehowa be:
Metà ɖokuinye ƒe agbe: Womaɖe
ŋutsuvi alo nyɔnuvi o, negbe woa-
wo ɖeɖe ko woaɖe, eye anyigba
la azu gbegbe. 17 Alo ne medo
yi ɖe anyigba ma dzi hegblɔ be:
Yi, to anyigba dzi yi, eye mebe,
matsrɔ̃ amegbetɔwo kple lãwo le
edzi, 18 eye ŋutsu etɔ̃ siawo le
edzi la, Aƒetɔ Yehowa be: Metà
ɖokuinye ƒe agbe: Womaɖe ŋu-
tsuvi alo nyɔnuvi o, negbe woa-
wo ɖeɖe ko woaɖe. 19 Alo ne
medo dɔvɔ̃ ɖe anyigba ma dzi,
eye nye dziku zu ʋu metrɔ kɔ
ɖe edzi, be matsrɔ̃ amegbetɔwo
kple lãwo le edzi, 20 eye Noa,
Daniel kple Hiob le edzi la, Aƒetɔ
Yehowa be: Metà ɖokuinye ƒe
agbe: Womaɖe ŋutsuvi alo nyɔ-
nuvia ɖeke o, negbe woawo ŋutɔ
ƒe agbe ko woaɖe le woƒe dzɔ-
dzɔenyenye ta. 21 Elabena ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Ke ne
[h]medo yi, dɔwuame, lã wɔadã
kple dɔvɔ̃, siwo nye nye tohenu
vɔ̃ɖi eneawo ɖa ɖe Yerusalem
ŋu, be matsrɔ̃ amegbetɔwo kple
lãwo le eme la, 22 kpɔ ɖa, ŋutsu-
viwo kple nyɔnuviwo, siwo tsi
agbe la, akpɔtɔ ɖe eme, eye woa-
kplɔ wo adzoe; woava mia gbɔ,
eye ne miekpɔ woƒe zɔzɔme kple
woƒe nuwɔna la, miafa akɔ na mia
ɖokui le dzɔgbevɔ̃e, si mehe va
Yerusalem dzi, kple nusiwo katã
mena wova edzi la ŋuti. 23 Eye
woafa akɔ na mi, nenye be, mie-
kpɔ woƒe zɔzɔme kple woƒe nu-
wɔnawo, eye miadze sii be, me-
nye dzodzroe mewɔ nusiawo ka-
tã ɖe eŋu ɖo o, Aƒetɔ Yehowa
ye gblɔe!

**Weinka ƒe nake viɖe manoŋu la.**

**15.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
be: 2 Amevi, nukae nye
[m]weinka ƒe nake le nake bubuwo

[a] 20, 1. [b] Yer. 15, 1. [d] 20, 3. [e] kp. 21. [f] Yes. 31, 6. [g] 5, 15. [h] Mo. III. 26, 16 v. 25; Yer. 15, 3. [i] Fia. I. 22, 20 v. 23. [k] 11, 20. [l] 5, 16. [m] Yer. 2, 21.

katã dome, eye nukae nye wein-
ka le avemetiwo dome? 3 Đe
woatsɔ eƒe ati awɔ naneea, eye
ɖe woatsɔe awɔ tsyoti aku nu
ɖe eŋua? 4 Kpɔ ɖa, wotsɔe na
dzo, be wòafiã. Ne dzo fiã eƒe
goawo kple eve, eye dzo ƒo dome-
domee nɛ la, ɖe wògale nane wɔwɔ
mea?[b] 5 Kpɔ ɖa, esi wògale blibo
la, mele naneke wɔwɔ me o, azɔ
esi dzo fiãe, eye wòƒo dzo la, ɖe
wòayi nane wɔwɔ me nɔ gea?
6 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Alesi metsɔ weinka ƒe nake
de asi na dzo, be wòafiã le ave-
metiwo dome la, nenema ke ma-
wɔ Yerusalemtɔwoe. 7 Matrɔ
nye mo ɖe wo ŋu: dzo nu wosi
le, dzo ke afiã wo, eye miadze
sii be, nyee nye Yehowa, nenye
be, metrɔ nye mo ɖe wo ŋu. 8
Eye mado gbegbe woƒe anyigba,
le esi wotrɔ ʋu le yonyeme ta,
Afetɔ Yehowa ye gblɔe.

Yerusalem ƒe anukwaretɔ manyemanye, tohehe
nɛ kple exoxo.

**16.** [f]Eye Yehowa ƒe gbe va
gbɔnye bena: 2 Amevi, ɖe
Yerusalem ƒe ŋunyɔnuwo katã
fiae. 3 Eye gblɔ bena: Ale Afe-
tɔ Yehowa gblɔ na Yerusalem
enye si: Wò dzɔƒe kple dziwòƒe
enye Kanaan-nyigba; Amoritɔe
nye fofowò, eye Xititɔe nye da-
wò. 4 Gbesigbe wodzi wò la,
wometsɔ ƒofoƒika na wò o, eye
womele tsi na wò, be ŋuwò na-
dza o, womesi dze na wò o, eye
wometsɔ wò mlɔ tsihe dzi o. 5
Ŋkua ɖeke mekpɔ nublanui na
wò, ne woawɔ nusiawo dometɔa
ɖeke na wò ahakpɔ tawò o, ke
boŋ wotsɔ wò ƒu gbe ɖe gbe me,
eye wonyɔ ŋu wò agbe le gbe-
sigbe wodzi wò. 6 Tete meva
to ŋuwò yi, eye mekpɔ wò nèle
afɔti dam le wò ʋu me. Eye me-
gblɔ na wò le wò ʋu me be: Àtsi
agbe! Wò ʋu mee nèle megblɔ
na wò be: Àtsi agbe! 7 Eye ma-
na nasɔ gbɔ abe gbe le gbe me
ene! Etsi heko ta, eye nèɖo ɖe-
tugbi atiati me; ète no, eye wò
ɖa to; ke ènɔ amama henɔ ƒeƒle.
8 Tete meva to ŋuwò yi, eye me-
kpɔ be, wò srɔ̃ɖeɣi ɖo; [i]mekeke
nye aʋala ɖe dziwò, eye metsyɔ
nu wò ama, meka atam na wò,

[a] Mo. II. 19, 5.
[b] Yoh. 15, 6.
[d] Kony. 2, 15.
[e] Mo. 11. 34, 16.
[f] kpo 23.
[g] Fia. II. 16, 3; Yer. 7, 31.
[h] kp. 6. 7.
[i] Rut 3, 9.

eye [a]mebla nu kpli wò nèzu tɔ-
nye; Afetɔ Yehowa ye gblɔe. 9
Mele tsi na wò, meklɔ ʋu le ŋu-
wò, eye mesi ami na wò; 10 meta
avɔ ŋɔŋɔe na wò, eye medo lã-
gbalẽ nyuitɔ ƒe atokota na wò,
metsɔ aklala bla ta na wò, eye
metsɔ seda wɔ taɖedzi na wò;
11 meɖo atsyɔ̃ na wò, mede abɔgɛ
abɔ na wò, eye mede kɔgɛ kɔ na
wò; 12 mede ŋɔtigɛ ŋɔti na wò,
kple togɛ to na wò, eye metsɔ
sikatsyɔnu nyui ɖɔ ɖe ta na wò.
13 Edo sika kple klosalo, wò avɔ-
tata nye aklala, seda kple avɔ
ŋɔŋɔe, eye wò nuɖuɖu nye wɔ
memee, anyitsi kple ami; ale nèdze
tugbe eteƒe mekɔ o, eye fiaɖuƒe
su asiwò. 14 Eye wò ŋkɔ nyɔ
le dukɔwo dome le wò tugbedze-
dze ta, elabena nye atsyɔ̃, si meɖo
na wò la, gbɔgblɔ mele eŋu o,
Afetɔ Yehowa ye gblɔe.[d]
15 Ke èɖo dzi ɖe wò tugbedze-
dze ŋu, eye esi wò ŋkɔ nyɔ ŋuti
la, ètsɔ wò [e]gbolowɔwɔ do dzo-
dzoe ɖe amesiame, si va tso me
yi la ŋu wòzu etɔ. 16 Etsɔ wò
avɔwo dometɔa ɖewo wɔ nuxeƒe
ŋɔŋɔewoe, eye nèwɔ gbolo le
afima, nusi tɔgbe meva eme kpɔ
o, eye mele eme va ge akpɔ o.
17 Ètsɔ nye sika kple nye klo-
salo ƒe atsyɔ̃nu, siwo metsɔ na
wò la, wɔ ŋutsu ƒe nɔnɔmewo,
eye nèwɔ gbolo kple wo. 18 Etsɔ
nye avɔ ŋɔŋɔewo tsyɔ na wo, eye
nètsɔ nye ami kple nye dzudzɔ-
ʋeʋẽedonu ɖo wo kɔme. 19 Eye
nusi metsɔ na wò, be naɖu, wɔ
memee, ami kple anyitsi la, woa-
wo nètsɔ ɖo wo kɔme, ne wòaʋẽ
ɖe wo lilili; alea nèwɔ, Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe! 20 Elé wò [g]ŋu-
tsuvi kple wò nyɔnuvi, siwo nèdzi
nam la, hewu na wo, be woaɖu.
Đe wò gbolowɔwɔ mesɔ gbɔ o,
21 hafi nègawu vinyeŋutsuwo hetɔ
dzoea? 22 Le wò ŋunyɔnuwo
katã kple wò gbolowɔwɔwo me
la mèɖo ŋu wò ɖevimenɔɣi, esime
nèɖe [h]ama le ƒeƒle hele afɔti dam
le wò ʋu me la o. 23 Afetɔ Ye-
howa be: Baba na wò, baba na
wò! Le wò nu vɔ̃ɖiwo katã wɔ-
wɔ megbe la 24 ètu trɔ̃xɔwo na
ɖokuiwò, eye nèwɔ nuxeƒewo ɖe
kpɔdomeewo katã; 25 èwɔ nuxe-
ƒewo ɖe kpɔdomeewo ƒe dzogoe-

wo katã dzi, eye nèḍo ŋunyɔ wò
tugbedzedze; èke ata na amesiwo
katã va yina, eye nèna wò gbo-
lowɔwɔ sɔ gbɔ ḍe edzi. 26 Ewɔ
gbolo kple wò aƒelika Egipte-
viwo, amesiwo ŋutsu lekpẽ li na,
eye nèna wò gbolowɔwɔ sɔ gbɔ
ḍe edzi, ne natsɔ ado dziku nam.
27 Kpɔ ḍa, mado nye asi ḍa ḍe
ŋuwò, eye maka ḍe le wò gome
ŋu, eye matsɔ wò ade asi na wò
futɔwo, Filistitɔwo ƒe nyɔnuviwo [a] 5, 13.
ƒe nyanyrã, amesiwo wò ŋukpe-
nanuwɔwɔwo le ŋu kpem na. 28
Ewɔ gbolo kple Asur-viwo, le
esi nu metia kɔ na wò o ta; èwɔ
gbolo kpli wo, ke nu meti kɔ na
wò o. 29 Eye nègawɔ gbolo ḍe
dzi kple Kaldea, si nye asitsala-
wo ƒe anyigba; ke eya hã meti
kɔ na wò o. 30 Aƒetɔ Yehowa
be: Nu te wò dzi ŋu, esi nèwɔ
nusiawo katã, abe alesi gbolo ŋu-
kpenanuwɔla wɔna ene; 31 esi
nètu trɔ̃xɔwo ḍe kpɔdomeewo ƒe
dzogoewo katã dzi, eye nèwɔ nu-
xeƒewo ḍe ablɔwo katã me. Ke
wòa mèle abe gbolo bubuwo ene,
ne nahayi vlo do ge gbolohoa
ḍeke o.[b] 32 Nyɔnu ahasitɔ, si ḍe [b] kp. 24. 25.
ŋutsu bubu ḍe srɔ̃a te, nènye! [d] kp. 3.
33 Gbolo bubuwo katã la, ḍe
wonaa nu wo, ke wòa èna nu wò [e] 23, 4.
ahiãviwo katã; ḍe nèna nu wo,
be woatso goawo katã me ava wɔ
amatre kpli wò. 34 Tɔwò to vovo
le wò gbolowɔwɔ me tso nyɔnu
bubuwo tɔ gbɔ, womedi ahiã wò
o, eye wòa nèxe fe ḍe eta, evɔ
wònye wòe woaxe fe na hafi; ale
tɔwò to vovo sã.
35 Eyata, wò gbolo, se Yehowa
ƒe nya! 36 Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Esi nètsɔ wò gbolowɔ-
wɔ kple wò ahiãviwo kpakple wò
legba nyɔŋuawo katã, siwo nètsɔ
viwòwo ƒe ʋu na la, hewɔ be,
wò ŋukpe gbagba ƒo ḍi, eye wò
ama dze la, 37 eyata maƒo wò
ahiãviwo katã nu ƒu, esiwo ƒe
nu dze ŋuwò kple esiwo katã nè-
lɔ̃na kpakple esiwo katã nèlé fui,
maƒo wo nu ƒu ḍe ŋuwò tso goa-
wo katã me, eye maḍe ama wò, [f] Mo. I. 18, 20.
ne woakpɔ wò ama blibo la.[g] 38 [g] Yer. 13,22.26.
Madrɔ̃ ʋɔnu wò ḍe gbolowo kple
nyɔnu hlɔ̃dolawo ƒe se nu, eye
mahe dziku kple ŋuʋaʋã ƒe ʋu
ava dziwò. 39 Matsɔ wò ade asi
na wo, eye woagbã wò trɔ̃xɔwo
ahamũ wò nuxeƒewo aƒu anyi,
woaḍe avɔ le ŋuwò, eye woaxɔ
wò atsyɔ̃nuawo ahagblẽ wò ḍi
natsi ama anɔ ƒeƒle. 40 Woayɔ
amehawo ḍe ŋuwò, eye woaxlã
kpe ḍe wò ahadza wò kple woƒe
yiwo. 41 Woatɔ dzo wò xɔwo,
eye woahe to na wò le nyɔnu
geḍewo ŋku me; matsi wò gbo-
lowɔwɔ nu, eye màgaxe gboloho
azɔ o. 42 Mana [a]nye dziku nu
naƒa ḍe ŋuwò, be nye ŋuʋaʋã
nadzo le ŋuwò, eye magbɔ ḍe
eme, nyemagado dɔmedzoe azɔ o.
43 Esi mèḍo ŋu wò ḍevimenɔɣi
o, ke boŋ nètsɔ nusiawo katã do
dziku nam ŋuti la, eyata kpɔ ḍa,
mahe wò zɔzɔme ava wò ta dzi,
Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe. Ðe mè-
hewɔ ŋukpenanu sia kpe ḍe wò
ŋunyɔnuwo katã ŋu o ḍe!
44 Kpɔ ḍa, ne amesiame be,
yeado hamelo la, adoe ḍe ŋuwò
bena: „Alesi dada le la, nene-
ma vianyɔnu nɔna.“ 45 Dawò vi-
nyɔnu kpamkpam nènye, eya
amesi gbe srɔ̃a kple viawo; eye
nɔvinyɔnu kpamkpam nènye na
nɔviwònyɔnuwo, amesiwo gbe wo
srɔ̃wo kple wo viwo; [d]Xititɔe
nye mia dada, eye Amoritɔe nye
mia fofo. 46 [e]Dawòe nye Sama-
ria hekpe ḍe vianyɔnu, siwo le
wò mia me la ŋu, eye wò tsɛ nye
Sodom hekpe ḍe vianyɔnu, siwo
le wò ḍusi me la ŋu. 47 Xeyiɣi
kpuia ḍe ko mèzɔ woƒe mɔwo
dzi o, eye mèwɔ nu ḍe woƒe ŋu-
nyɔnuwo nu o; tete nèwɔ nu le
wò mɔwo katã dzi wòvloe wu wo
tɔ. 48 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Metá ḍokuinye ƒe agbe: Ne
nɔviwònyɔnu Sodom kple vianyɔ-
nuwo hewɔ, abe alesi mia kple
viwònyɔnuwo miewɔ ene fĩ! 49
Kpɔ ḍa, nɔviwònyɔnu Sodom ƒe
vodada enye: Dàda kple nuḍuḍu
fũ, eye eya kple nɔvianyɔnuwo
nɔ agbe vivi bɔkɔɔ; ke mekpe ḍe
ame dahewo kple hiãtɔwo ŋu o.
50 Woda, eye wowɔ ŋunyɔnu le
ŋkunye me, eye esi mekpɔe ko
la, meḍe wo ḍa.[f] 51 Samaria
mewɔ wò nuvɔ̃wo ƒe afã o, eye
èwɔ ŋunyɔnu wui; ale nètsɔ wò
ŋunyɔnu, siwo katã nèwɔ la, tso
afia na nɔviwònyɔnuwo. 52 Eyata
wò hã ŋukpe nenɔ dziwò, le esi

nèxɔ nya ḍe nɔviwònyɔnuwo ta [a] 16, 29.
ŋuti, ètsɔ wò nuvɔ̃ nyɔŋu, siwo
nèwɔ wu wo la, na be, wo tɔ dzɔ
wu tɔwò. Eyata ŋu nekpe wò,
eye wò ŋukpe neŋɔ dziwò, le esi
nètso afia na nɔviwònyɔnuwo ta.
53 [b]Magaḍo wo te, maḍo Sodom [b] 11, 17.
kple vianyɔnuwo te kple Samaria [d] 19, 10.
kpakple vianyɔnuwo te, eyemaḍo
wò hã te le wo dome, 54 ne wò
ŋukpe nanɔ dziwò, eye ŋu nakpe
wò le nusiwo katã nèwɔ hetsɔ fa
akɔ na wo la ta. 55 Nɔviwònyɔnu
Sodom kple vianyɔnuwo agaḍo
wofe nɔnɔme tsãtɔ me, Samaria
kple vianyɔnuwo agaḍo wofe nɔ-
nɔme tsãtɔ me, eye mia kple vi-
wònyɔnuwo miagaḍo miafe nɔnɔ-
me tsãtɔ me. 56 Ɖe nɔviwònyɔnu
Sodom fe ŋɔdzinya menɔ nuwò
me le wò dáḍaɣi, 57 hafi ne woava
klo nu le wò vɔ̃ḍiwɔwɔ dzi, abe
alesi nèzu vlodonu na Aram-nyɔ-
nuviwo kple Filistitɔwo fe nyɔnu-
viwo, amesiwo fo xlã wò godoo,
eye wole alɔme ḍem le ŋuwò le
goawo katã me la ene oa? 58 Wò
ŋukpenanuwɔwɔwo kple wò ŋu-
nyɔnuwo anɔ dziwò, Yehowa ye
gblɔe! 59 Elabena ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Esi nèdo vlo atam
la, eye nètu nubabla la, eye mewɔ
na wò, abe alesi nèwɔ ene hã la,
60 [e]maḍo ŋu nye nu, si mebla kpli [e] Mo. III. 26, 45.
wò le wò [f]ḍevimenɔɣi, eye mabla [f] Hos. 2, 17.
[h]nu mavɔ kpli wò. 61 Nenye be, [g] Fia. II. 24, 10. 15.
èkplɔ nɔviwònyɔnuwo, esiwo nye [h] 37, 26; Yer. 31, 31–34.
xoxo na wò kple esiwo nye ḍevi [i] Fia. II. 24, 17.
na wò, eye metsɔ wo wɔ viwò-
nyɔnuwoe, ke menye le wò nu-
babla la ta o la, ekema [k]áḍo ŋu [k] 20, 43.
wò zɔzɔme, eye ŋu akpe wò. 62
Mabla nu kpli wò, ne nadze sii
be, nyee nye Yehowa; 63 ne [l]naḍo [l] 36, 31. 32.
ŋui, ŋukpe nalé wò, eye wò nu
naḍe ga le ŋukpe ta, nenye be,
metsɔ nusiwo katã nèwɔ la, ke
wò, Afetɔ Yehowa ye gblɔe!

Adzototo le Dawid fe afe la ŋuti.

17. Eye Yehowa fe gbe va nam
bena: 2 Amevi, to adzo, eye
naḍo lo na Israel fe afe la 3 gblɔ
bena: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Hɔ̃ gãa ḍe, si fe aʋalawo
lolo, efe aʋalafuwo ḍiḍi, eye wòto
fu ŋɔŋɔe kpoyoo la, va Libanon
dzi, eye wòŋe sederti fe ḍɔmee
dzoe. 4 Eŋe wofe alɔwo fe ta-
metɔ hetsɔ yi [a]nudzralawo fe
anyigba dzi, eye wòtsɔe do ḍe
asitsalawo fe du me. 5 Eye wòtsɔ
anyigba dzi nukuwo dometɔ ḍeka
ḍafã ḍe agble me, efãe ḍe tɔ gã-
wo to abe amuti ene. 6 Tete wò-
dze hezu [d]weinka, si vu dranyi,
efe zekpẽ mekɔ o, ne efe alɔwo
nadzɔ ḍe eyama ŋu, eye efe kewo
natsi ete. Ale wòzu weinka, eye
wòḍe ka hevu alɔ. 7 Eye hɔ̃ gã
bubua ḍe li, efe aʋalawo lolo,
eye wòto fu kpoyoo; eye kpɔ ḍa,
weinka ma bi efe kewo ḍe eŋu,
eye wòḍiḍi efe alɔwo ḍe egbɔ
tso kpo, si dzi wodoe ḍo la dzi,
ne wòana tsii wòano, 8 evɔ wò-
nye agblewɔnu mee wodoe ḍo
le tɔ gãwo to, be wòaḍe alɔ, atse
ku, eye wòazu weinka nyui hafi.
9 Gblɔ be: Ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Ɖe wòadze edzia? Ɖe
mava aho efe kewo, ne wòaku,
efe alɔ fẽwo nafu, eye wòatso efe
tsetsewo oa? Menye ŋusẽ gã kple
dukɔ geḍe wòle tsɔtsɔ ge ava
ahoe kple ke o. 10 Kpɔ ḍa, wo-
doe, ke ḍe wòadze edzia? Ne ɣe-
dzefeya lɔe ḍe eme la, ḍe maku
oa? Kpo, si dzi wòmie ḍo la dzie
wòaku ḍo.
11 Tete Yehowa fe gbe va nam
bena: 12 Gblɔ na fome sẽtɔ la
bena: Miese nusia gɔmea? Gblɔ
bena: Kpɔ ḍa, [g]Babel-fia va Ye-
rusalem, eye wòkplɔ efe fia kple
efe amegãwo yi eḍokui gbɔ le
Babel. 13 [i]Eḍe ame ḍeka le fia-
fome la me, eye wòbla nu kplii
heka atam ne, ke ekplɔ anyigba
dzi bubumewo dzoe; 14 ne fiaḍufe
la natsi to, eye magafɔ eḍokui ḍe
dzi o, be wòawɔ efe nubabla dzi,
eye wòali ke. 15 Ke edze aglã
ḍe eŋu, eye wòḍo ame ḍe Egipte,
ne woana sɔ kple ame geḍewoe.
Ɖe wòadze edzi nea, eye ḍe amesi
wɔ alea la, asia? Eye esi wònye
nubabla wòtu la, ḍe wòasia? 16
Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Metà
ḍokuinye fe agbe: Ne menye ḍe
wòaku ḍe fia, si tsɔe ḍo fia, amesi
fe atam wòdo vloe, eye wòtu efe
nubabla la de le Babel o fĩ!
17 Eye ne wofu kpo ḍe eŋu, eye
wotu dzɔlawo fe xɔ tsralawo, be
woatsrɔ̃ ame geḍewo la, Farao
matsɔ aʋakɔ gã kple ameha geḍe
akpe ḍe eŋu le aʋa me o. 18 Esi

wòdo vlo atam la hetu nubabla
la, evɔ wònye ena asi ame tso
hafi wɔ nusiawo katã la, eyata
masi o. 19 Eyata ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Metà ḍokuinye
ƒe agbe: Ne nyemahe nye atam,
si wòdo vlo, kple nye nubabla,
si wòtu la, ava eƒe ta dzi o fĩ!
20 Maḍo [a]nye ɖɔ nɛ, eye nye mɔ̃
aḍee, makplɔe ayi Babel, eye mahe
nya kplii le afima le ʋu, si wòtrɔ
le yonyeme la ta. 21 Eƒe aʋa-
wɔla tiatiawo katã, siwo le eƒe
aʋalɔgowo katã me la, atsi yi nu,
eye ame mamleawo akaka ḍe ya-
wo katã nu, ne miadze sii be, nye
Yehowa ye gblɔe.

22 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Nyea matsɔ sederti kɔkɔ ƒe ḍɔmee
aḍado; wo tametɔwo ƒe alɔ [b]fẽa
ḍe maŋe aḍado ḍe to kɔkɔ gãa
ḍe dzi. 23 Israel ƒe [d]to kɔkɔ dzi
madoe ḍo, adze alɔ, atse ku, eye
wòazu sederti nyuia ḍe, eye xevi
[e]ƒomevi vovovowo katã anɔ ete,
eƒe alɔwo ƒe vɔvɔli te woanɔ.
24 Eye gbemetiwo katã adze sii
be, nye Yehowa ye bɔbɔ ati [f]kɔkɔ
la ḍe anyi, eye mekɔ ati tehee
la ḍe dzi; nyee na ati mumu la ku,
eye ati kuku la dze, nye Yehowa
ye ƒo nu, eye mewɔe hã.

**Ameslame aku le eya ŋutɔ ƒe nuvɔ̃ ta.**

**18.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Nukaŋuti miele lo
sia dom le Israel-nyigba dzi bena:
[g]„Fofowo ḍu weintsetse hohlɔ̃e,
eye aḍu nyɔ viwo? 3 Afetɔ Ye-
howa be: Metà ḍokuinye ƒe agbe:
Ne miagado lo sia le Israel fĩ!
4 Kpɔ ḍa, luʋɔwo katã, tɔnye wo-
nye, fofo kple vi ƒe luʋɔ siaa, tɔ-
nye wonye; luʋɔ, si wɔ nuvɔ̃ la,
eyae aku. 5 Ne amea ḍe nye ame
dzɔdzɔe, eye wòwɔa nu dzɔdzɔe
kple nusi le eteƒe, 6 meḍua nu le
towo dzi o, eye mefɔa mo te ḍe
Israel ƒe aƒe la ƒe legbawo ŋu o,
[i]megblẽa kɔ ḍo na ehavi srɔ̃ o,
eye metena ḍe nyɔnu ŋuti le eƒe
dzinukpɔyi o, 7 [l]mebaa ame o,
[n]egbughɔa awɔbanu, si wòxɔ ḍe
eƒe fe nu la nana, eye meḍua se-
sẽnu o, enaa eƒe abolo dɔwuitɔwo,
eye wòtaa avɔ na amesiwo tsi ƒe-
ƒle, 8 [o]meḍia kasa le agbanadodo
me o, eye mexɔa deme o, eḍea
eƒe asi ḍa tso nu gbegblẽ wɔwɔ me,

[a] 12, 13.
[b] Yes.11,1;53,2.
[d] 20, 40.
[e] Dan.4,9; Mat. 13, 32.
[f] 21, 31.
[g] Yer. 31, 29.
[h] Mo. II. 20, 5.
[i] Mo.III.18,19. 20.
[k] Mo.IV.28,11.
[l] Ps. 15, 5.
[n] Mo. V. 24, 10 v. 13.
[o] Mo. II. 22, 24.

eye wòtsoa afia na ame kple ehavi
ḍe eteƒe, 9 ezɔna ḍe nye ḍoḍowo
nu, eye wòléa nye sewo me ḍe
asi hewɔa nuteƒe la, eya nye ame
dzɔdzɔe, anɔ agbe kokoko, Afetɔ
Yehowa ye gblɔe. 10 Eye ne edzi
vi sẽŋuta, si kɔa ʋu ḍi, amesi
wɔa nusiawo dometɔa ḍe, 11 evɔ
wònye fofoa mewɔa nusiawo do-
metɔa ḍeke o hafi; eyama ḍua nu
le towo dzi, eye wògblẽa kɔ ḍo
na ehavi srɔ̃, 12 esẽa ŋuta le ame
dahewo kple hiãtɔwo ŋu, eḍua
sesẽnu, eye megbugbɔa awɔbanu
nana o, efɔa mo te ḍe legbawo
ŋu, eye wòwɔa ŋunyɔnu, 13 eḍia
kasa le agbanadodo me, eye wò-
xɔa deme la, ḍe wòanɔ agbea?
Manɔ agbe o, ke boŋ esi wòwɔa
ŋunyɔnu siawo katã ŋuti la, eyata
aku, eye eƒe ʋu ava edzi. 14 Eye
ne edzi vi, eye wòkpɔ nuvɔ̃, siwo
katã fofoa wɔna, ke evɔ̃, eye me-
wɔa emawo tɔgbe o: 15 Meḍua
nu le towo dzi o, mefɔa kɔ te ḍe
Israel ƒe aƒe la ƒe legbawo ŋu o,
eye megblẽa kɔ ḍo na ehavi srɔ̃ o,
16 mesẽa ŋuta le amea ḍeke ŋu
o, mexɔa awɔbanu o, eye meḍua
sesẽnu o, enaa eƒe abolo dɔwui-
tɔwo, eye wòtaa avɔ na amesiwo
tsi ƒeƒle, 17 eḍea eƒe asi ḍa tso
nu gbegblẽ wɔwɔ me, meḍia kasa
o, eye mexɔa deme o, ewɔa nye
sewo dzi, eye wòzɔna ḍe nye ḍo-
ḍowo nu la, eya maku le fofoa
ƒe vodadawo ta o, ke boŋ anɔ
agbe. 18 Ke esi fofoa sẽa ŋuta
le ame ŋu, exɔa sesẽnu le nɔvia
si, eye wòwɔa nu manyomanyo le
wo deviwo dome la, eyata aku le
eƒe vodadawo ta. 19 Miawo miele
gbɔgblɔm be: Nukaŋuti fofo ƒe
vodada manɔ via dzi ḍo o hã?
Ne via wɔa nu dzɔdzɔe kple nusi
le eteƒe, eye wòléa nye ḍoḍowo
katã me ḍe asi hewɔa wo dzi la,
anɔ agbe. 20 [h]Amesi wɔa nuvɔ̃
la, eyae aku; fofo ƒe vodada manɔ
[k]via dzi o, eye vi ƒe vodada manɔ
fofo dzi o; ame dzɔdzɔe ƒe dzɔ-
dzɔenyenye ava eya ŋutɔ dzi, eye
ame vɔ̃ḍi ƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ ava
eya ŋutɔ dzi.

**Mawu kpɔa ŋudzedze le vɔ̃wɔla ƒe dzimetɔtrɔ ŋuti.**

21 Ne ame vɔ̃ḍi trɔ tso eƒe nuvɔ̃,
siwo katã wòwɔna la me, eye wòlé
nye ḍoḍowo katã me ḍe asi he-

woa nu dzodzoe kple nusi le etefe
la, ano agbe, maku o. 22 [a]Woma-
gado ŋu efe dzi, siwo katã wòda
la o, ke boŋ ano agbe le efe nu
dzodzoe, siwo wòwona la ta. 23
Afeto Yehowa be: Ɖe ame vɔ̃di
fe ku [d]vivia nunyea? negbe ne
etro tso efe mowo dzi, be wòano
agbe la koe! 24 Eye ne ame dzo-
dzoe de asi le efe dzodzoenyenye
ŋu hewoa nu gbegblẽ, eye wòwoa
ŋunyonu, siwo katã ame vɔ̃di wo-
na la, de wòano agbea? Woma-
gado ŋu nu dzodzoe, siwo katã
wòwo la o, le efe go, si wòdze,
kple efe nuvɔ̃, siwo wòwo la ta;
woawo ta wòaku do.[f] 25 Ke miele
gbogblom be: [g]„Afeto la fe nu-
wona mele etefe o.“ Israel fe afe,
misee: Nye nuwonae mele etefe
oa? Ɖe menye miawo boŋ fe nu-
wonae mele etefe oa? 26 Ne ame
dzodzoe de asi le efe dzodzoe-
nyenye ŋu, eye wòwoa nu gbe-
gblẽ la, aku de esia ta; efe nu
gbegblẽ, si wòwona la tae wòaku
do. 27 Eye ne ame vɔ̃di de asi
le efe nu vɔ̃di, si wòwo ŋu he-
woa nu dzodzoe kple nusi le etefe
la, axo efe luʋo de agbe. 28 Eye
ne edze sii, eye wòde asi le efe
dzi, siwo katã wòda ŋu la, ano
agbe, maku o. 29 Israel fe afe
la le gbogblom be: „Afeto la fe
nuwona mele etefe o.“ Israel fe
afe, nye nuwonae mele etefe
oa? Ɖe menye miawo boŋ fe nu-
wonae mele etefe oa? 30 Eyata
ale Afeto Yehowa gblo esi: Israel
fe afe, madrɔ̃ ʋonu mia dome
amesiame de efe zozome nu.
[l]Mide asi le miafe dzidadawo katã
ŋu, mide asi le wo ŋu, ne voda-
dawo maganye mɔ̃ na mi o! 31
Mide miafe dzi, siwo katã mieda
de ŋunye la da, eye miwo [o]dzi
yeye kple gbogbo yeye na mia
dokui. Israel fe afe, nukaŋuti
miebe, yewoaku? 32 Afeto Yeho-
wa be: Elabena ame fe ku [p]me-
vivia nunye o. Eyata mitro ta me,
ne miano agbe!

Konyifahadzidzi le Yuda dziduławo ŋuti.

**19.** Ke wò la to konyifaha de
Israel fe amegã ŋu 2 gblo
bena: Ameka nye dawò? Dzatano
wònye tsyo ako de dzatawo do-
me, eye wònyi viawo wotsi le

[a] Yes. 43, 25; 44, 22. [b] Fia. II. 23, 30 v. 34. [d] kp. 32; 33, 11. [e] Fia. II. 24, 8. 9. [f] 3, 20. [g] 33, 17–20. [h] Fia. II. 24, 15. [i] 17, 6. [k] 16, 4. [l] 33, 11; Yes. 55, 7. [n] 14, 1. [o] 36, 26. [p] kp. 23. [r] 14, 3.

dzataviwo dome. 3 Enyi viawo
dometo deka wòtsi, eye wòzu dza-
tavi; esrɔ̃ nuléle, eye wòdua amelã.
4 Ke esi dukowo se eŋko la, wodo
asoʋe ne hedee, eye wode ŋoti-
gae hekplo yi Egipte-nyigba dzi.[b]
5 Eye esi dada kpo be, yelala
dzodzro, eye yefe mokpokpo nu tsi
la, etso viawo dometo deka hedo
dzatae. 6 Eno dzatawo dome, eye
wòzu dzatavi; esrɔ̃ nuléle, eye
wòdu amelã.[e] 7 Egbã wofe fia-
sãwo, edo afedo wofe duwo, eye
efe gbedede fe didi na ŋodzi lé
anyigba kple edzinolawo. 8 Tete
dukowo tso de eŋu godoo tso anyi-
gbawo dzi, wodo do ne, eye wo-
dee le wofe asoʋe me. 9 Wode
ŋotigae, eye wotsoe de kpã me[h]
hekploe yi na Babel-fia; wotsoe
de mɔ̃ sesẽ me, ne womagase efe
gbe le Israel-towo dzi azo o.
10 Dawò nye weinka wodo de
to to abe wò ene, etse fũ, eye
wòto aŋgba mlamlamla le tsi ge-
de ta.[i] 11 Efe alo deka lolo hezu
dzidula fe fiatikplo, eye wòko
alo gbo alo dodoawo ta. Esi
wokpo be, ako alea, eye wòto
gede la, 12 wohoe fu anyi le dzi-
ku me, eye ɣedzefeya no tsi le
efe tsetsewo me; woŋe efe alo
gã la, eye [k]wòfu woto dzoe. 13
Azo wotsoe do de gbegbe le ku-
dinyigba kple anyigba fufu dzi.
14 Eye dzo do tso efe alowo fe
zekpẽ me hefiã efe tsetsewo, eye
alo gãa deke megale eŋu ahanye
dzidula fe fiatikplo o. Konyifaha
wònye, eye wòzu konyifaha.

Israel fe tomadomado tsã kple fifi hã.

**20.** Eye wòva me le fe adrelia
me le dzinu atɔ̃lia fe ŋkeke
ewolia dzi be, [n]ŋutsuwo tso Is-
rael ame tsitsiwo dome va gbe bia
ge Yehowa se, eye wobobo no
ŋkunye me. 2 Tete Yehowa fe
gbe va nam bena: 3 Amevi, fo
nu kple Israel ame tsitsiwo nagblo
na wo bena: Ale Afeto Yehowa
gblo esi: Nyee miava gbe bia
geea? Metà dokuinye fe agbe:
Ne mana miabia gbem ase akpo
fi! Afeto Yehowa ye gbloe.[r] 4 Mà-
drɔ̃ ʋonu wo oa, amevi, màdrɔ̃
ʋonu wo oa? Ɖe wo fofowo fe
ŋunyonuwo fia wo! 5 Gblo na wo
bena: Ale Afeto Yehowa gblo esi:

Gbesigbe metia Israel, eye [a]mekɔ a Mo.II.6,7.8.
nye asi dzi na Yakob ƒe aƒe ƒe
ƒomea, meɖe ɖokuinye fia wo le
Egipte-nyigba dzi, eye mekɔ nye
asi dzi na wo hegblɔ bena: Nyee
nye Yehowa, mia Mawu la, 6 gbe-
magbe mekɔ nye asi dzi na wo,
ne makplɔ wo tso Egipte-nyigba
dzi ayi anyigba, si meɖi da ɖi na
wo la dzi, afisi notsi kple anyitsi
bɔ ɖo; anyigba nyuitɔ wònye le
anyigbawo katã dome. 7 [b]Mia do- b Yos.24,14.23.
me amesiame neɖe ŋunyɔnu ɖa
le ŋku ta, eye migatsɔ Egipte-le-
gbawo gblẽ kɔ ɖo na mia ɖokui
o; nye Yehowa ye nye mia Mawu.
8 Ke wosẽ to ɖe ŋunye, eye wo- d kp. 12.
gbe toɖoɖom; wo dometɔa ɖeke
meɖe ŋunyɔnuawo ɖa le ŋku ta o,
eye womeɖe asi le Egipte-legba-
wo ŋu o. Tete meɖo be, matrɔ
nye dziku aƒo ɖe wo dzi, eye nye
dɔmedzoe nabi avɔ ɖe wo ŋu le
Egipte-nyigba dzi. 9 Ke [e]nyeme- e 36,21.22; Mo. II. 32, 12.
wɔe o le nye ŋkɔ ta, ne magado
gui le dukɔ, siwo dome wole la
ŋku me o, amesiwo ŋku me meɖe
ɖokuinye fia wo le, ne makplɔ
wo tso Egipte-nyigba dzi. 10 Ale
mekplɔ wo tso Egipte-nyigba dzi
heva gbe dzi. 11 Mena nye ɖoɖo- f kp. 9.
wo wo, eye meɖe nye se, siwo,
ne ame wɔ wo dzi la, [g]woana wòanɔ g Mo.III.18,5.
agbe la, fia wo. 12 Eye metsɔ nye
dzudzɔgbewo hã na wo, ne woa-
nye [h]dzesi anɔ mia kple wo do- h Mo.II.31,13.17.
me, eye woadze sii be, nye Ye-
howa ye kɔ wo ŋu. 13 Ke Israel
ƒe aƒe la sẽ to ɖe ŋunye le gbea
dzi; womezɔ ɖe nye ɖoɖowo nu
o, wodo vlo nye se, siwo, ne ame
wɔ wo dzi la, woana wòanɔ agbe
la, eye wogblẽ kɔ ɖo na nye dzu-
dzɔgbewo vevie ŋutɔ. Tete meɖo
be, matrɔ nye dziku aƒo ɖe wo i kp.21; Kron. II. 33, 6.
dzi le gbea dzi, eye matsrɔ̃ wo.
14 Ke nyemewɔe o le nye ŋkɔ
ta, ne magado gui le dukɔwo ŋku
me, amesiwo ŋku me mekplɔ wo
dzoe le la o.[k] 15 Gake hã [l]mekɔ k kp. 9. l Mo.IV.14,12.
nye asi dzi ɖe wo ŋu le gbea dzi,
be nyemakplɔ wo ayi anyigba, si
metsɔ na wo, afisi notsi kple anyi-
tsi bɔ ɖo, eye wònye anyigba
nyuitɔ le anyigbawo katã dome
la dzi o; 16 le esi wodo vlo nye
seawo, womezɔ ɖe nye ɖoɖowo
nu o, eye wogblẽ kɔ ɖo na nye
dzudzɔgbewo ta; elabena woƒe
dzi dze woƒe legbawo yome. 17
Ke nye ŋku kpɔ nublanui na wo,
be nyemagblẽ wo o, eye nyeme-
tsrɔ̃ wo le gbea dzi o.
18 Eye megblɔ na wo viwo le
gbea dzi bena: Migazɔ ɖe mia
fofowo ƒe ɖoɖowo nu o, migalé
woƒe sewo me ɖe asi o, eye mi-
gatsɔ woƒe legbawo gblẽ kɔ ɖo
na mia ɖokui o! 19 Nye Yehowa,
ye nye mia Mawu, mizɔ ɖe nye
ɖoɖowo nu, eye milé nye sewo
me ɖe asi, ne miawɔ wo dzi;
20 mikɔ nye dzudzɔgbewo ŋu, ne
woanye dzesi anɔ mia kpli mi
dome, eye woadze sii be, nye
Yehowa yenye mia Mawu.[d] 21 Ke
wo viwo sẽ to ɖe ŋunye, womezɔ
ɖe nye ɖoɖowo nu o, womelé nye
sewo me ɖe asi, ne woawɔ wo
dzi o, evɔ wònye ne ame wɔ wo
dzi la, woana wòanɔ agbe hafi,
eye wogblẽ kɔ ɖo na nye dzu-
dzɔgbewo. Tete meɖo be, matrɔ
nye dziku aƒo ɖe wo dzi, eye nye
dɔmedzoe nabi avɔ ɖe wo ŋu le
gbea dzi. 22 Ke megagbugbɔ nye
asi ɖe megbe, eye nyemewɔe o
le nye ŋkɔ ta, ne magado gui le
dukɔwo ŋku me, amesiwo ŋku me
mekplɔ wo dzoe le la o.[f] 23 Gake
hã mekɔ nye asi dzi ɖe wo ŋu
le gbea dzi, ne makaka wo ɖe
dukɔwo dome, eye mahlẽ wo ɖe
anyigbawo dzi; 24 le esi womewɔ
nye sewo dzi o, eye wodo vlo
nye ɖoɖowo, wogblẽ kɔ ɖo na nye
dzudzɔgbewo, eye woƒe ŋkuwo
le wo fofowo ƒe legbawo yome
ta. 25 Eyata metsɔ ɖoɖo gbe-
gblẽwo kple se, siwo mana woa-
nɔ agbe o la, na wo. 26 Eye
mena wotsɔ woƒe vɔsanuwo gblẽ
kɔ ɖo na wo ɖokui, esime wotsɔ
woƒe [i]vi ŋgɔgbeawo katã to dzo
mee, ne magblẽ wo, eye ne woa-
dze sii be, nyee nye Yehowa.
27 Eyata, amevi, ƒo nu kple
Israel ƒe aƒe la, eye nagblɔ na
wo bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Mia fofowo gado ɖiŋu nam,
esime wotrɔ ʋu le yonyeme.
28 Esi mekplɔ wo va anyigba, si
ŋu meka atam ɖo be, matsɔ na
wo la dzi, eye wokpɔ togbɛ kɔkɔ
sia togbɛ kɔkɔ kple ati dodo sia
ati dodo la, wosa woƒe akpeda-
vɔwo le afima, eye wohe woƒe vɔ-
sanu kudzinamewo va afima, wodo

dzudzɔ ʋeʋẽe le afima, eye woƒo
tsi ɖe anyi ɖe afima. 29 Tete
megblɔ na wo bena: Nuxeƒe ka
nye esi mieva? Eyata woyɔa to-
gbɛ be nuxeƒe vaseɖe egbe.

Ɖɔŋudɔdrɔ̃ kple ŋugbedodo.

30 Eyata gblɔ na Israel ƒe aƒe
la bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Mietsɔ mia fofowo ƒe zɔzɔme
le kɔ gblẽm ɖo na mia ɖokui,
eye miele woƒe ŋunyɔnuwo yome
dzem; 31 Israel ƒe aƒe, mietsɔ
miaƒe legbawo katã gblẽ kɔ ɖo
na mia ɖokui, eye mietsɔ miaƒe
vɔsanuwo sa vɔe, esime mietsɔ
[b]mia viwo to dzo mee vaseɖe egbe
tso, hafi nyea mana miabia gbem
asea? Metà ɖokuinye ƒe agbe:
Nyemana miabia gbem ase akpɔ
o, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe. 32 Nusi
ɖo ta me na mi la, mava me akpɔ
o, esime miele gbɔgblɔm bena:
Mianɔ abe dukɔwo kple anyigba-
wo ƒe ƒomeawo ene, ne miasubɔ
ati kple kpe. 33 Aƒetɔ Yehowa
be: Metà ɖokuinye ƒe agbe be:
Ne nyematsɔ asi sesẽ kple alɔ,
si le dzi, kpakple dziku, si wotrɔ
ƒo ɖe anyi la, aɖu fia ɖe mia dzi
o fĩ! 34 Matsɔ asi sesẽ kple alɔ,
si le dzi, kpakple dziku, si wotrɔ
ƒo ɖe anyi la, akplɔ mi tso du-
kɔwo dome, eye maƒo mia nu ƒu
tso anyigba, siwo dzi miekaka ɖo
la dzi, 35 eye makplɔ mi ayi du-
kɔwo ƒe [e]gbe dzi, eye gama mahe
nya kpli mi le ŋku me kple ŋku
me. 36 Alesi mehe nya kple mia
fofowo le Egipte-nyigba ƒe gbe
dzi la, nenema mahe nya kple
miawo hãe, Aƒetɔ Yehowa ye
gblɔe.[f] 37 Mana miato atikplɔ te
ayi, eye makplɔ mi ayi nubabla
la ƒe ga mee; 38 eye matia aglã-
dzelawo kple amesiwo trɔ ʋu le
yonyeme la, le mia dome; makplɔ
wo adzoe tso anyigba, si dzi wo-
nye amedzro le la dzi, ke wo-
made Israel-nyigba dzi o, eye
miadze sii be, nyee nye Yehowa.
39 Israel ƒe aƒe, ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Mia dome ame-
siame neyi, ne wòaɖasubɔ eƒe le-
gbawo ko; ke emegbe la miava
ɖo tom xoxo, eye miagatsɔ miaƒe
vɔsanuwo kple miaƒe legbawo
agblẽ kɔ ɖo na nye ŋkɔ kɔkɔe la
azɔ o. 40 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Israel ƒe aƒe blibo la, ame-

a 17, 22.
b kp. 26; Fia. II. 16, 3; 17, 17.
d 36, 31. 32.
e Hos. 2, 16.
f Mo. IV. 14, 22. 23.

siwo katã le anyigba dzi la, asu-
bɔm le nye to kɔkɔe la, Israel ƒe
[a]to kɔkɔ la dzi; gama maxɔ wo
le atuu, eye madi woƒe adzɔwo,
woƒe vɔsanuwo ƒe gbãtɔwo kpa-
kple woƒe nusiwo katã ŋu wokɔ
la le. 41 Ne mekplɔ mi tso du-
kɔwo dome la, maxɔ mi atuu abe
dzudzɔ ʋeʋẽe ene, maƒo mia nu
ƒu tso anyigba, siwo dzi miekaka
ɖo la dzi, eye makɔ ɖokuinye ŋu
ɖe mia ŋuti le dukɔwo ŋku me.
42 Eye miadze sii be, nyee nye
Yehowa, nenye be, mekplɔ mi va
Israel-nyigba, anyigba, si ŋu me-
ka atam ɖo be, matsɔ na mia fo-
fowo la dzi. 43 Miaɖo ŋu miaƒe
zɔzɔme kple miaƒe nuwɔnawo
katã, siwo mietsɔ gblẽ kɔ ɖo na
mia ɖokui la, le afima, eye miava
ŋu nyɔ ge na mia ɖokui le nu
vɔ̃ɖi, siwo katã miewɔ la ta.[d]
44 Israel ƒe aƒe, miadze sii be,
nyee nye Yehowa, nenye be, me-
wɔ na mi le nye ŋkɔ ta, eye me-
nye ɖe miaƒe zɔzɔme vɔ̃ɖiwo kple
miaƒe nuwɔna gbegblẽwo nu o,
Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe!

Kaldeatɔwo di yi ɖe Yudatɔwo kple Amonitɔwo ŋuti.

**21.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ ŋgɔ dze
dziehe gome, dudu nya ƒo ɖe
dziehe, eye nagblɔ nya ɖi ɖe ave,
si le gbegbe le dziehe la ŋuti.
3 Eye nagblɔ na dzieheve la bena:
Se Yehowa ƒe gbe, ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Mado dzo ɖe me-
wò, ne wòafiã ati mumuwo katã
kple ati ƒuƒuwo katã; womatsi dzo
ƒe aɖeawo o, eye ŋkuwo katã me
atɔ aka tso dziehe vaseɖe anyiehe;
4 eye ŋutilãwo katã adze sii bena,
nye Yehowa ye tɔ dzoe; eye tsi-
tsi manɔ eŋu o. 5 Tete megblɔ
be: Ao, Aƒetɔ Yehowa, wole gbɔ-
gblɔm le ŋunye be: Eyama lo
soŋ ko wònɔa dodom!
6 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 7 Amevi, trɔ ŋgɔ dze Ye-
rusalem, dudu nya ƒo ɖe kɔkɔeƒe
la ŋu, eye nagblɔ nya ɖi ɖe Israel-
nyigba ŋu 8 agblɔ na Israel-nyi-
gba bena: Ale Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, maƒo ɖe dziwò, eye maɖi
nye yi le aku me atsrɔ̃ ame dzɔ-
dzɔe kple ame vɔ̃ɖi siaa le dziwò.
9 Esi wònye ame dzɔdzɔe kple

ame vɔ̃ɖi siaa mebe, matsrɔ̃ le dzi-
wò la, eyata nye yi ado le aku
me ɖe ŋutilãwo katã ŋu tso dziehe
vaseɖe anyiehe. 10 Eye ŋutilãwo
katã adze sii be, nye Yehowa ye
di nye yi tso aku me; magatrɔ
agbɔ o. 11 Ke wò amevi, nɔ hũ
ɖem! Nɔ hũ ɖem abe amesi ali
le ɖuɖum la ene, eye nanɔ hũ
ɖem le vevesese heliheli ta le wo
ŋku me. 12 Eye ne wova gblɔ
na wò be: Nukata nèle hũ ɖem
ɖo hã la, ekema ɖo ŋu na wo
bena: Le nya la tae, elabena ele
eme va ge, dziwo katã alólo gba-
naa, eye asiwo katã ado agblɔ,
dzi aɖe le amewo katã ƒo, eye
klowo katã alólo azu tsi. Kpɔ ɖa,
egbɔna, eye wòle eme va ge,
Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe!
13 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 14 Amevi, gblɔ nya ɖi be-
na: Ale Yehowa gblɔ esi: Gblɔ
be: [a]Yi, yi! Wonyrẽe, eye wosiae. a 32, 20.
15 Wonyrẽe ɖe amewuwu ŋu, eye
ɖe wosiae, be wòanɔ dzo dam kaŋ-
kaŋ. Ɖe míakpɔ dzidzɔa? Vinye
ƒe amefoti le vlo dom atiwo katã.
16 Etsɔe na, be woasia, ne woalée b Mo. II. 28, 4.
kple asi; wonyre yi la, eye wo-
siae, be woatsɔ aɖe asi na ame- d 17, 24; Lu. 18, 14.
wula. 17 Amevi, do ɣli, eye nafa
avi, elabena egbɔna ɖe nye dukɔ
dzi, egbɔna ɖe Israel ƒe amegãwo
katã dzi; woawo kple nye dukɔ
siaa la, yi tɔ wonye; eyata ƒo akli-
to! 18 Elabena wodoe kpɔ,[f] ke e Mo. I. 49, 10.
ne amefoti la do vloe ɖe? Esia f Yes. 1, 6.
ya mava me o. Aƒetɔ Yehowa g 25, 2–7.
ye gblɔe. 19 Ke wò amevi, gblɔ
nya ɖi, eye nafo asi kpoloe, ela-
bena yi la adzi ɖe edzi zi eve kple
zi etɔ̃; amewuyie, amewuyi gã
lae aɖe to ɖe wo. 20 Mena yi le
dzo dam le miaƒe agbowo katã
nu, ne dzi nalólo gbanaa, eye ame
tsiaʋawo nasɔ gbɔ; ɖe wowɔe,
be wòaɖa dzo, eye ɖe wonyrẽe
ɖe amewuwu ŋu. 21 Dza nu le
ɖusi kple mia me afisiafi, si wò
nu trɔ ɖo! 22 Ekema nye hã ma-
fo asi kpoloe, eye nye dziku nu
afa, nye Yehowa ye gblɔe.
23 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 24 Amevi, [h]ta mɔ eve na h 4, 1.
ɖokuiwò, siwo dzi Babel-fia ƒe yi
ato ava, anyigba ɖeka dzie woa
kple eve la woatso, eye naɖo mɔ-
fianu mɔ sia mɔ ƒe gɔmedzedze
ɖo ta du sia du me, 25 ne yi nate
ŋu ava Amon-viwo ƒe Raba kple
Yerusalem, si ŋu woɖo gli ɖo le
Yuda. 26 Elabena Babel-fia ava
tɔ ɖe mɔdzevee nu le mɔawo kple
eve ƒe godoƒe, be wòaka afã, adzo-
bo aŋutrɔwo, abia gbe aklama
kpakpɛwo ase, eye wòaɖe ŋku ɖe
lãklã ŋu. 27 Yerusalem ƒe dzi-
dzenu dze ɖusi me nɛ, ne woatu
gligbãnu, woake nu ado ɣli, eye
woatso ayiboopɛ sesĩe, woatu gli-
gbãnu ɖe eƒe agbowo ŋu, woaƒu
kpo, eye woatu dzɔlawo ƒe xɔ
tsralawo. 28 Eye wòle na wo abe
ɖe afã meɖi o ene, elabena eteƒe
dídi kwasiɖa geɖewo; ke eya aɖo
ŋu woƒe vodadawo, ne asi natu
wo. 29 Eyata ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Esi míeɖo ŋu miaƒe vo-
dadawo, eye miaƒe tosesẽwo dze
go, be wokpɔ miaƒe nuvɔ̃wo le
miaƒe nuwɔnawo me, esi woɖo
ŋku mia dzi la, eyata asi atu mi.
30 Wò Israel ƒe amegã, wò ame
vɔ̃ɖi, si woɖo gui, wò amesi ƒe
ŋkeke de le vodadawo ƒe nuwu-
wu, 31 ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Woaɖe [b]tablanu ɖa, eye woa-
ɖe fiakuku ɖi. Maganɔ alea o, ke
boŋ [d]woado ame tsɛ ɖe dzi, eye
woabɔbɔ amegã ɖe anyi. 32 Anyi-
glãgo, anyiglãgowo ƒe anyiglãgo
mawɔ woe; esia maganɔ anyi o,
vaseɖe esime amesi tɔ wònye
la, [e]nava, eye matsɔe nɛ.
33 Amevi, gblɔ nya ɖi bena:
Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ ɖe [g]Amon-
viwo kple woƒe alɔmeɖeɖe ŋu enye
si: Gblɔ bena: Yi, wò yi, si wodi
ɖe amewuwu ŋu, eye wosia wò
nèle dzo dam, ne woatsɔ awu
amee, 34 wò, amesi wokpɔ aʋa-
tso-ŋutega na, eye woka alakpafã
na be, wole tsɔ wò ge akpe ɖe
ame vɔ̃ɖi, siwo woɖa nui la ƒe
kɔwo ŋu, amesiwo ƒe ŋkeke de
le woƒe vodadawo ƒe nuwuwu me.
35 Gbugbɔ yi wò aku me! Teƒe,
si wowɔ wò le, anyigba, si dzi
nèdzɔ ɖo la, afima madrɔ̃ ʋɔnu
wò le. 36 Matrɔ nye dɔmedzoe
akɔ ɖe dziwò, maflɔ nye dziku
ƒe dzo ɖe ŋuwò, eye matsɔ wò
aɖe asi na ame nyanyrãwo kple
gbegblẽ ƒe aɖaŋuawo. 37 Dzo afiã
wò, wò ʋu asi le anyigba dzi, eye
womagaɖo ŋku dziwò azɔ o, ela-
bena nye Yehowa ye gblɔe!

Yerusalem ƒe nuvõ kple tohehe nɛ.

22. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, ḍe nebe,
yeadrõ ʋɔnu, yeadrõ ʋɔnu [a]hlõ-
ḍodu laa? Ekema ḍe eƒe ŋunyɔ-
nuwo katã fiae 3 gblɔ bena: Ale
Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Wò du,
si kɔ ʋu ḍe eḍokui me, ne wò
ɣeyiɣi nade, eye nèwɔ legbawo,
ne natsɔ agblẽ kɔ ḍo na ḍokui-
wò. 4 Eḍa vo to wò ʋu, si nèkɔ
ḍe anyi la me, eye nètsɔ wò le-
gba, siwo nèwɔ la, gblẽ kɔ ḍo
na ḍokuiwò, èhe wò ŋkeke va
aƒegbɔe, eye nèḍo wò ƒewo ƒe
nuwuwu; eyata matsɔ wò awɔ
vlodonu na dukɔwo kple alɔme-
ḍenu na anyigbawo katã. 5 Ame-
siwo le kpuiƒe kple didiƒe la, aḍu
fewu le ŋuwò be, wò ŋkɔ gblẽ,
eye ʋunyaʋunya bɔ ḍe mewò.
6 Kpɔ ḍa, Israel ƒe amegãwo do-
metɔ ḍesiaḍe le adegbe ƒom ḍe
eƒe alɔ ŋu le mewò, ne wòakɔ
ʋu ḍi. 7 Woḍoa vlo fofo kple
dada le mewò, woteа amedzro ḍe
anyi le mewò, eye wosẽa ŋuta le
tsyɔ̃evi kple ahosi ŋu le mewò.[d]
8 Eḍoa vlo nye kɔkɔeƒe la, eye
negbléa kɔ ḍo na nye dzudzɔ-
gbewo. 9 Ame gɔmezɔlawo le me-
wò, ne woakɔ ʋu ḍi, woḍua nu
le towo dzi le mewò, eye wowɔa
ŋukpenanu le mewò. 10 Woḍea
ama fofo le mewò, eye woḍea asi
nyɔnu, si kpɔ dzinu la ŋu le me-
wò.[i] 11 Amesiame wɔa ŋunyɔnu
ḍe ehavi srõ ŋu, amesiame wɔa
ŋukpenanu kple eƒe [k]tɔyɔvinyɔnu
heḍoa gu eḍokui, eye amesiame
ḍea asi nɔvianyɔnu, si nye fofoa
ƒe vinyɔnu la ŋu. 12 Woxɔa zãnu
le mewò, ne woakɔ ʋu ḍi, [l]èḍia
kasa, eye néxɔa ḍeme, éḍua se-
sẽnu le nɔviwò si, eye wò ŋku
dzona le dzinye, Aƒetɔ Yehowa
ye gblɔe. 13 Kpɔ ḍa, masi akpe
ḍe viḍe, siwo nèkpɔ, kple hlõ, si
wodo le mewò la ŋu. 14 Ḍe dzi
anɔ ƒowò, eye ŋusẽ anɔ wò asi
ŋu le ŋkeke, siwo me mawɔ nu
kplí wòa? Nye Yehowa ye ƒo nu,
eye mawɔe hã. 15 Makaka wò ḍe
dukɔwo dome, mahlẽ wò ḍe anyi-
gbawo dzi, eye mana wò ḍiƒoƒo
nu natsɔ le ŋuwò, 16 eye àzu bu-
su me le dukɔwo ŋku me, ne na-
dze sii be, nyee nye Yehowa.

a 24, 6.
b Yes. 1, 23; Yer. 6, 28.
d Mo. II. 22, 20. 21.
e 24, 3. 6; Ps. 14, 4.
f Mat. 23, 14.
g Zef. 3, 4.
h 44, 23.
i Mo. III. 18, 7. 19.
k Mo. III. 18, 9. 15. 20.
l Mo. II. 22, 24.
n 13, 6.
o kp. 7.
p 13, 5.

17 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 18 Amevi, Israel ƒe aƒe
blibo la zu aŋuka nam; akɔbli,
gaɣi, gayibɔ kple tsumi wonye le
kpo me, klosaloŋuka wozu.[b] 19
Eyata ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi mi katã miezu aŋuka la, eyata
malɔ mi akɔ ḍe Yerusalem. 20 Alesi
wolɔa klosalo, akɔbli, gayibɔ, tsu-
mi kple gaɣi kɔna ḍe kpo me, ne
woaƒlɔ dzo ḍe eŋu wòalólo la,
nenema malɔ mi akɔ ḍi le nye
dɔmedzoe kple nye dziku me, eye
matsɔ mi aḍe eme mialólo. 21 Maƒo
mia nu ƒu, eye maƒlɔ nye dɔme-
dzoe ƒe dzo ḍe mia ŋu, ne mia-
lólo le eme. 22 Alesi wolóloa
klosalo le kpo mee la, nenema
woalólo mi le emee, eye miadze
sii be, nye Yehowa ye trɔ nye
dziku ƒo ḍe mia dzi.
23 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 24 Amevi, gblɔ nɛ bena:
Wòe nye anyigba, si dzi tsi ma-
dza ḍo o, eye tsi maƒoe le dziku-
doɣi o. 25 Eƒe nyagblɔḍilawo ḍoa
gbe ḍi le eme, wole abe dzata,
si le gbe tem hele nu vuvum
ene, [e]woḍua amewo, [f]wolɔa kesi-
nɔnuwo kple nu veviwo dzonɛ,
eye wonana ahosiwo sɔgbɔna le
eme. 26 Eƒe [g]nunɔlawo toa vo
ḍe nye se la ŋu, eye wogbléa kɔ
ḍo na nye kɔkɔeƒe la; [h]womeḍea
vovo nu kɔkɔe kple nu makɔmakɔ
dome o, eye womefiaa vovototo,
si le nu dzadzɛ kple nu madza-
madza dome o, wotsyɔa nu ŋku
me ḍe nye dzudzɔgbewo, eye wo-
gbléa kɔ ḍo nam le wo dome.
27 Eƒe amegãwo le abe amegãxi
lénuwo ene le eme, ne woakɔ ʋu
ḍe anyi, woatsrõ amewo, eye woa-
kpɔ viḍe. 28 Woƒe [n]nyagblɔḍi-
lawo sia akalo ḍe nu ŋu na wo,
wokpɔa aʋatso-ŋutega, eye wo-
gblɔa alakpanya ḍi na wo bena:
„Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi;"
evɔ wònye Yehowa meƒo nu o
hafi. 29 Dukɔ hahoo la ḍua se-
sẽnu, eye wòḍaa adzo, esẽa ŋuta
le ame dahewo kple hiãtɔwo ŋu,
eḍua sesẽnu le amedzrowo si he-
ḍaa se la dzi.[o] 30 Medi ame le
wo dome, si aḍo gli, eye [p]wòatsi
tre ḍe gbagbãƒe le ŋkunye me
ḍe anyigba la nu, ne magagbléе
o, ke nyemekpɔ ḍeke o. 31 Eyata
metrɔ nye dɔmedzoe ƒo ḍe wo

dzi, metsɔ nye dziku ƒe dzo tsrɔ̃
woe, eye mehe woƒe zɔzɔme va
woƒe ta dzi, Afetɔ Yehowa ye
gblɔe![a] a 21, 36.

Israel kple Yuda wowɔ ahasi kple trɔ̃subɔlawo.

23. [b]Eye Yehowa ƒe gbe va nam b kpɔ 16.
be: 2 Amevi, nyɔnu eve
nɔ anyi, wonye dada ɖeka viwo.
3 Wowɔ gbolo le Egipte, woƒe
ɖetugbimee wowɔ gbolo le; afima
wolé no na wo le, eye afima wo-
fanya akɔnu na wo le. 4 Woƒe
ŋkɔwo nye: xoxoetɔ nye Ohola,
eye nɔvianyɔnu nye Oholiba;
wozu tɔnye, eye wodzi ŋutsuviwo
kple nyɔnuviwo. Woyɔ Ohola be
Samaria, eye Oholiba be Yerusa-
lem. 5 Ohola wɔ ahasi le megbe-
nye, eye wòle kukum ɖe eƒe ahiã-
viwo dzi, woawo nye Asurtɔ,
siwo ƒe ŋkɔ nyɔ; 6 anyigbanunɔ-
lawo kple amegãwo, siwo le aɖa-
bɛ blɔtɔ me, ɖekakpuivi dzeɖe-
kɛwo sɔŋ wonye, eye wole sɔ dzi.
7 Ewɔ gbolo kple Asur-viwo ƒe
ame tiatiawo katã, eye wòtsɔ woa
kple amesiwo wɔ ahasi la ƒe le-
gbawo katã gblẽ kɔ ɖo na eɖokui.
8 Ke meɖe asi le eƒe gbolowɔwɔ
tso Egipte ŋu o, elabena woawoe
de asi eŋu le eƒe ɖetugbime, wo-
fanya eƒe akɔnu, eye wolɔ woƒe
amatrewɔwɔwo trɔ ɖe edzi. 9 Eya-
ta metsɔe de asi na eƒe ahiãvi,
siwo nye Asur-viwo, amesiwo dzi
wòle kukum ɖo. 10 Woɖe amae,
wokplɔ viaŋutsuwo kple vianyɔ- d Lu. 19, 43.
nuwo dzoe, eye wowu eya ŋutɔ
kple yi, ale be wòzu kpɔdzidze
na nyɔnuwo, eye wohe to nɛ.[e] e kp. 29.
11 Nɔvianyɔnu Oholiba kpɔe,
ke [f]ewɔ gbolo wòvloe wui, eye f 16, 51.
wòwɔ ahasi wu nɔvianyɔnu. 12 Eku
ɖe Asur-viwo dzi, anyigbanunɔ-
lawo kple amegãwo, amesiwo ŋkɔ
nyɔ, eye woɖo atsyɔ̃, wole sɔ dzi,
eye wonye ɖekakpuivi dzeɖekɛwo
sɔŋ. 13 Tete mekpɔ be, egblẽ kɔ
ɖo na eɖokui, mɔ ɖeka dzi woa
kple eve la woto. 14 Ke egawɔ
gbolo ɖe edzi, ekpɔ ŋutsu, siwo
wota ɖe gli ŋu, Kaldeatɔwo ƒe
nɔnɔme, si wotsɔ dė tae, 15 ali-
dziblanu le ali na wo, eye tablanu
le ta na wo hedzɔ ɖe anyi, wo
katã ƒe nɔnɔme le abe aʋafiawo
ene, eye woɖi Babel-viwo, ame-
siwo ɖe nye Kaldea. 16 Eye esi
wòkpɔ woƒe ŋku me la, wo nu
lé dzi nɛ, eye wòɖɔ ame ɖo ɖe
wo le Kaldea. 17 Tete Babel-
viwo va egbɔ le edɔƒe, eye wotsɔ
woƒe amatrewɔwɔwo gblẽ kɔ ɖo
nɛ, eye wòtsɔ wo do gu eɖokui;
emegbe la woƒe nu gblẽ le eƒe
ŋku me. 18 Eye esi eƒe gbolo-
wɔwɔ dze go, eye eƒe ama dze
la, eƒe nu ti kɔ nam, abe alesi
nɔvianyɔnu ƒe nu ti kɔ nam ene.
19 Egawɔ gbolo ɖe edzi, eye wò-
do ŋu eƒe ɖetugbimenɔɣi, esime
wòwɔ gbolo le Egipte-nyigba dzi.
20 Eye wòle kukum ɖe eƒe ahiã-
viwo dzi, amesiwo ƒe ŋutsu le
abe tedzi tɔ ene, eye woƒe tsi le
abe sɔtsu tɔ ene. 21 Eɖo ŋku wò
ŋukpenanuwɔwɔ le wò ɖetugbi-
me dzi, esime Egiptetɔwo fanya
wò akɔnu, eye wolé wò ɖetugbi-
meno.

Tohehe le anukwaro maɖimaɖi ŋuti.

22 Eyata Oholiba, ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Kpɔ ɖa, made adã
ta me na wò ahiãviwo, amesiwo ƒe
nu gblẽ le ŋkuwò me la, ɖe ŋu-
wò, eye mana woatso goawo katã
me ava ƒo ɖe dziwò. 23 Babel-
viwo, Kaldeatɔwo katã, Pekod, Soa
kple Koa kpakple Asur-viwo katã
kpe ɖe wo ŋu, ɖekakpuivi dzeɖe-
kɛwo, anyigbanunɔlawo kple ame-
gãwo sɔŋ kple aʋafiawo wonye,
woƒe ŋkɔ nyɔ, eye wo katã wole
sɔ dzi. 24 Woatsɔ tasiaɖam kple
tasiaɖamfɔ geɖewo ava ƒo ɖe
dziwò; woatsɔ ɖakpoxɔnu gã kple
via kpakple gakuku adze aʋa ɖe
ŋuwò godoo, eye matsɔ ʋɔnudɔdrɔ̃
ade asi na wo, ne woadrɔ̃ ʋɔnu
wò ɖe woƒe se nu. 25 Mahe nye
ŋuʋaʋã ava dziwò, eye woawɔ
nu kpli wò le dziku me: Woakpa
ŋɔti kple to na wò, eye viwòwo
atsi yi nu; woakplɔ wò ŋutsuviwo
kple wò nyɔnuviwo adzoe, eye dzo
afiã wò nu susɔeawo. 26 Woaɖe
avɔ le ŋuwò, eye woalɔ wò atsyɔ̃-
nuwo adzoe. 27 Matsi wò ŋukpe-
nanuwɔwɔ kple wò gbolowɔwɔ
tso Egipte-nyigba dzi nu, màgaƒɔ
mo te ɖe wo ŋu azɔ o, eye wò
ŋku magadze Egipte dzi azɔ o.
28 Elabena ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, matsɔ wò ade asi na
amesiwo nélé fui, eye matsɔ wò
ade asi na amesiwo ƒe nu gblẽ le
ŋkuwò me. 29 Woawɔ nu kpl[i]

wò abe ketɔ ene, eye woalɔ wò
nuwo katã adzoe ahagblẽ wò ɖi
natsi ama kple fefle, ale be wò [a Mo. III. 20, 10.]
ahasiwɔwɔ fe ama, wò ŋukpena-
nuwɔwɔ kple wò gbolowɔwɔ na-
tsi go. 30 Nusiawo ava dziwò, le
esi nèwɔ gbolo kple dukɔwo, eye
nètsɔ wofe legbawo gblẽ kɔ ɖo
na ɖokuiwò ta. 31 Nɔviwònyɔnu
fe afɔ nètsɔ, eyata matsɔ efe [b]kplu [b kp. 33.]
ade asi na wò. 32 Ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Àno nɔviwònyɔnu
fe kplu, si kɔ helolo, eye wòɖi
nu, ne nazu nu ɖikokoea kple alɔ-
meɖenu; 33 ahamuame kple nu-
xaxa [d]ayɔ mewò fũ, elabena nɔ- [d Yes. 51, 17; Yer. 25, 15. 16.]
viwònyɔnu Samaria fe kplu enye
ŋɔdzi kple mo yaa wɔwɔ fe kplu!
34 Ànoe fiafiafia ahaɖuɖɔ efe gba-
gbãwo biɖabiɖa, eye àde abi wò
no ŋu; Afetɔ Yehowa be: Nyee
gblɔe! 35 Eyata ale Afetɔ Yeho-
wa gblɔ esi: Esi nèŋlɔm be, eye
nètsɔm fu gbe ɖe megbewò la,
eyata wò ŋukpenanuwɔwɔ kple
wò gbolowɔwɔ anɔ dziwò. [e Fia. II. 25, 1; Yer. 52, 4.]
36 Eye Yehowa gblɔ nam be-
na: Amevi, ɖe nèbe, yeadrɔ̃ ʋɔnu
Ohola kple Oholiba? Ekema ɖe
wofe ŋunyɔnuwo fia wo. 37 Ela-
bena wowɔ ahasi, eye ʋu le asi
ŋu na wo, wotsɔ wofe legbawo
wɔ ahasii, eye wotsɔ wo [f]vi, siwo [f Yer. 7, 31.]
wodzi nam la, to dzo me, ne woa-
nye nuɖuɖu na wo. 38 Nusi wo-
gawɔ ɖe ŋunye la, enye si: Wodo
gu nye kɔkɔefe la gbemagbe, eye
wogblẽ kɔ ɖo na nye dzudzɔ-
gbewo. 39 Ne wowu wo viwo na
legbawo la, wovaa nye kɔkɔefe
la gbemagbe ke, ne woagblẽ kɔ [g kp. 9.]
ɖo nɛ; alea wowɔ le nye xɔ me.
40 Woɖo ame ɖe ŋutsuwo le di-
dife, be woava, eye esi woɖɔ ame
ɖe wo wova la, èle tsi, èɖo tù ɖe
ŋku, eye nèwɔ leke, 41 èbɔbɔ nɔ
ada nyuia ɖe dzi, si ŋgɔ woɖo
kplɔ̃ ɖo, eye nètsɔ nye dzudzɔ-
donu kple nye ami da ɖe edzi.
42 Wole ɣli dom hoo le afima, eye
woyɔ Salbatɔwo tso gbe dzi kpe
ɖe ame gbogboawo ŋu, amesiwo
tsɔ alɔnuga ɖe alɔnu na wo, eye [h Nah. 3, 1.]
woɖɔ fiakuku nyui ɖe ta na wo.
43 Eye megblɔ be: Ɖe nyɔnu
léayi aganɔ gbolo wɔma? Ɖe woa-
ganɔ ahasi wɔm kpliia? 44 Wova
egbɔ, abe alesi wovaa gbolo gbɔe
ene; alea wova Ohola kple Oho-
liba, siwo nye nyɔnu wɔ ŋukpe-
nanuwo la gbɔe. 45 Ŋutsu dzɔ-
dzɔewo [a]adrɔ̃ ʋɔnu wo ɖe gbo-
lowo kple nyɔnu dohlɔ̃wo fe se
nu; elabena gbolowo wonye, eye
ʋu le asi ŋu na wo. 46 Elabena
ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Woa-
kplɔ amehawo ava fu wo, eye
woatsɔ wo ade asi na ŋutasesẽ
kple nuhaha. 47 Amehawo nexlã
kpe ɖe wo, eye woadza wo kple
wofe yiwo, woawu wofe ŋutsu-
viwo kple nyɔnuviwo, eye woatɔ
dzo wofe xɔwo. 48 Matsi ŋukpe-
nanuwɔwɔ nu le anyigba dzi, eye
anye nuxlɔ̃me na nyɔnuwo katã,
ne womagawɔ ŋukpenanu abe
woawo ene o. 49 Woahe miafe
ŋukpenanuwɔwɔ ava mia dzi, eye
nuvɔ̃, siwo miewɔ to miafe legba-
wo dzi la, anɔ mia dzi, ne miadze
sii be, nyee nye Afetɔ Yehowa.

Yerusalem fe gbegblẽ.

24. Eye Yehowa fe gbe va nam
le [e]fe asiekelia me, le dzinu
ewolia fe ŋkeke ewolia dzi bena:
2 Amevi, ŋlɔ ŋkeke sia tututu fe
ŋkɔ ɖi; elabena ŋkeke sia dzi
Babel-fia ɖe to ɖe Yerusalem.
3 Do lo na fome sẽtɔ la, eye na-
gblɔ na wo bena: Ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Tsɔ gaze ɖo dzoe,
tsɔe ɖo dzoe, eye naku tsi ɖe
eme! 4 Fɔ lãkɔwo de eme, lãkɔ
nyuiwo katã, alime kple abɔgba;
tsɔ fu nyuitɔwo de eme fũ.
5 Tsɔ alẽ nyuitɔwo, eye nade
nake ete! Na lãkɔwo nafie, eye
fuawo hã nabi ɖe wo me. 6 Eyata
ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: [g]Baba
na hlɔ̃dodu la, gaze, si lé ɣebia,
eye efe ɣebia meɖe le eŋu o!
Ɖe lãwo le eme kokoko, eye me-
gadzidze nu ɖe edzi hafi o. 7 Ela-
bena efe ʋu le eme, agakpe fe-
fle dzi wòkɔe ɖo, menye anyigba
dzi wòwɔe ɖo, ne ke natsyɔ edzi
o. 8 Meka efe ʋu dze agakpe
fefle dzi, be nu magatsyɔ ɖee o,
ne mahe dziku ava edzi, eye ma-
bia hlɔ̃. 9 Eyata ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: [h]Baba na hlɔ̃dodu
la! Nye hã matu nake ɖo glegle-
gle. 10 Ɖe nake geɖe vɛ, eye
nado dzoa, na lãwo nabi, detsia
neto, eye fuawo nalé ze. 11 Na
zea natsi dzoa dzi, ne wòaxɔ dzo,
eye efe akɔbli nabiã hẽ, nu ma-

kɔmakɔ, si le eme, nalólo, eye
eƒe ɣebia nafiã. 12 Woku kutri,
ke eƒe ɣebia gbogboawo gbe dodo
le eŋu. 13 Esi meklɔ ŋuwò, ke
wò nu makɔmakɔawo gbe ɖiɖi le
ŋuwò le wò ŋukpenanuwɔwɔ ma-
kɔmakɔawo ta la, eyata ŋuwò ma-
ɖi akpɔ o, vaseɖe esime nye [a]dzi-
ku nu nafa ɖe ŋuwò. 14 Nye Ye-
howa ye ƒo nu, egbɔna, eye mawɔ
edzi, nyemadzudzɔ o, nyemakpɔ
ame ta o, eye nyemakpɔ nublanui
o, ke boŋ woadrɔ̃ wò nu wò ɖe
wò zɔzɔme kple wò nuwɔnawo
nu, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.
15 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 16 Amevi, mele ku kpata-
kpata tsɔ ge aɖe nusi [e]vivia wò
ŋku nu la ɖa; megaxa nu o, me-
gafa avi o, eye wò aɖatsi megado
o. 17 Ɖe hũ le adza me, eye me-
gawɔ kunu o; bla ta, eye nado
atokota ɖe afɔ, megabla nu ɖe
wò ge o, eye megaɖu konyifabolo
o. 18 Eye esi mefo nu kple du-
kɔa le ŋdi la, srɔ̃nye ku le fiẽ,
eye mewɔ le ŋdi, abe alesi wode
se nam ene. 19 Tete dukɔ la
gblɔ nam bena: Màgblɔ nusi wɔm
nèle la gɔme na mí oa? 20 Eye
meɖo ŋu na wo bena: Yehowa ƒe
gbe va nam be: 21 Gblɔ na Israel
ƒe aƒe la bena: Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, magblẽ kɔ ɖo
na nye kɔkɔeƒe la, miaƒe sitsoƒe,
si nye miaƒe adegbeƒonu, nusi
vivia miaƒe ŋkuwo nu kple nusi
nye miaƒe luʋɔwo ƒe ɖiɖi; miaƒe
ŋutsuviwo kple miaƒe nyɔnuviwo,
siwo miegblẽ ɖe megbe la, atsi
yi nu. 22 Eye miawɔ pɛpɛpɛ abe
nye ene: miabla nu ɖe ge o, eye
miaɖu konyifabolo o, 23 miaƒe
tablanu anɔ ta na mi, eye miaƒe
atokotawo atsi afɔ na mi, miaxa
nu o, eye miafa avi o, miatsrɔ̃ ɖe
miaƒe vodadawo me, eye miaɖe
hũ le mia nɔewo dome. 24 Xe-
zekiel anye [g]kpɔdzidze na mi, eye
ne eva me la, miawɔ pɛpɛpɛ, abe
alesi wòwɔ ene, eye miadze sii
be, nyee nye Aƒetɔ Yehowa. 25
Wò amevi, gbesigbe maɖe woƒe
sitsoƒe, woƒe dzidzɔ vevi, nusi
vivia woƒe ŋkuwo nu, kple woƒe
luʋɔwo ƒe ɖiɖi, woƒe ŋutsuviwo
kple woƒe nyɔnuviwo ɖa la, 26
gbemagbe [i]ame asi ava gbɔwò, be
yeava to nya na wò. 27 Gbema-
gbe woaʋu nu na mia kple ame
sisi la siaa, àƒo nu, eye màzi kpi
o. Ale nanye kpɔdzidze na wo, ne
woadze sii be, nyee nye Yehowa.

Nyagblɔɖi le Amon-viwo ŋuti.

25. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ mo ɖe
[b]Amon-viwo ŋu, eye nagblɔ nya
ɖi ɖe wo ŋu. 3 Gblɔ na Amon-
viwo bena: Mise Aƒetɔ Yehowa
ƒe nya! Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: [d]Esi miele ehẽ dom ɖe nye
kɔkɔeƒe la ŋu be, wodo gui, ɖe
Israel-nyigba ŋu be, ezu gbegbe,
eye ɖe Yuda ƒe aƒe la ŋu be, eyi
aboyo me ŋuti la, 4 eyata kpɔ ɖa,
matsɔ wò ana ɣedzeƒeviwo nanye
wo tɔ, ne woatu woƒe agbadɔ ɖe
gbɔwò, eye woatsɔ aƒe ɖe gbɔwò,
woaɖu wò kutsetsewo, eye woano
wò notsi. 5 Mana Raba nazu kpo-
sɔwo ƒe gbeɖuƒe, eye Amon-viwo
ƒe anyigba nazu akɔtsyɔƒe na alẽ-
wo; eye miadze sii be, nyee nye
Yehowa. 6 Elabena ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Esi nèƒu akpe, eye
nètu afɔ anyi hekpɔ dzidzɔ tso
wò dzi blibo me ɖe Israel-nyigba
ŋu ɖe fewuɖuɖu me la, 7 eyata
kpɔ ɖa, mado nye asi ɖa ɖe mia
ŋu, eye matsɔ mi awɔ nuhaha na
dukɔwo, matsrɔ̃ mi ɖa le dukɔwo
dome, miabu le anyigbawo dzi
gbidii, eye magblẽ mi, ne miadze
sii be, nyee nye Yehowa.

Nyagblɔɖi le Moabitɔwo ŋuti.

8 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi [f]Moab kple Seir wole gbɔ-
gblɔm be, Yuda ƒe aƒe la zu abe
dukɔ bubuwo katã ene la, 9 eyata
kpɔ ɖa, maʋu Moab ƒe abɔta, si
nye eƒe duwo, eƒe duwo le goa-
wo katã me, Bet-Yesimot-nyigba
ƒe nu vevi, Baal-Meon kple Kir-
yatayim, 10 eye matsɔe ana ɣe-
dzeƒeviwo akpe ɖe Amon-viwo ƒe
anyigba ŋu, ne wòanye wo tɔ, eye
ŋku magadze Amon-viwo dzi le
dukɔwo dome azɔ o. 11 Mahe to
na Moab, ne wòadze sii be, nyee
nye Yehowa.

Nyagblɔɖi le Edomtɔwo ŋuti.

12 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi Edom bia hlɔ̃ Yuda ƒe aƒe la,
eye wòɖi fɔ vevie, le esi wòbia
hlɔ̃ wo ŋuti la,[h] 13 eyata ale Aƒetɔ
Yehowa gblɔ esi: Mado nye asi
ɖa ɖe Edom ŋu, eye matsrɔ̃ ame-

[a] 5, 12.
[b] 21, 28–37; Yer. 49, 1–6.
[c] 36, 2; Kony. 2, [illegible]
[e] kp. 18.
[f] Yes. 15; Yer. [illegible]
[g] kp. 27; 12, 11.
[h] Yer. 49, 7-22; Ob.; Ps. 137, 7.
[i] 33, 21.

gbetɔwo kple lãwo siaa ɖa le edzi,
mana wòazu gbegbe, eye woatsi
yi nu, tso Teman vaseɖe Dedan.
14 Matsɔ nye hlɔ̃biabia Edom ade
asi na nye dukɔ Israel, eye woa-
wɔ Edom ɖe nye dɔmedzoe kple
nye dziku nu, eye woadze si nye
hlɔ̃biabia, Afetɔ Yehowa ye gblɔe.

Nyagblɔɖi le Filistitɔwo ŋuti.

15 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi [a]Filistitɔwo wɔ nu ɖe hlɔ̃bia- [a] Yes. 14, 29; Yer. 47; Zef. 2, 5.
bia me, eye wotsɔ fuléle maku-
maku ɖe dzi me bia hlɔ̃e le fewu-
ɖuɖu me, be woatsrɔ̃ ame la, 16
eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, mado nye asi ɖa ɖe Fi-
listitɔwo ŋu, matsrɔ̃ [b]Kretatɔwo, [b] Sam. I. 30, 14.
eye mana amesiwo kpɔtɔ ɖe atsia-
fu nu la, nabu gbidii. 17 Mabia hlɔ̃
gã wo, eye mahe to na wo le dziku [d] Yes. 14, 11.
me, ne woadze sii be, nyee nye
Yehowa, nenye be, mebia hlɔ̃ wo.

Nyagblɔɖi le Tiro-du ƒe gbegblẽ ŋuti.

26. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
le ƒe wuiɖekɛlia me le dzi-
nu gbãtɔ ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi be-
na: 2 Amevi, esi Tiro le [e]ehẽ dom [e] 25, 3.
ɖe Yerusalem ŋu be: Dukɔwo ƒe
agbo gbã, eyi ɖe dzinye, eye nu
abɔ ɖe asinye, le esi wòzu gbe-
gbe ŋuti la, 3 eyata ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: [f]Tiro, maƒo ɖe dzi- [f] Yes. 23.
wò, eye mana dukɔ geɖewo naho
ɖe ŋuwò, abe alesi atsiaƒu nana
eƒe tsotsoewo honae ene. 4 Ma-
gblẽ Tiro ƒe gliwo, eye mamũ eƒe
xɔ tsralawo aƒu anyi, makplɔ eƒe
anyiglãgowo ɖa, eye mawɔe wòa-
zu agakpe ƒeƒle. 5 Azu ɖɔsiaƒe
le atsiaƒu titina, Afetɔ Yehowa
be, nyee gblɔe, eye azu nuhaha
na dukɔwo; 6 eye woatsɔ yi awu
eƒe du, siwo le anyigba dzi la
me tɔwo, ne woadze sii be, nyee
nye Yehowa.

7 Elabena ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, makplɔ Babel-
fia Nebukadnezar, amesi nye [g]fia- [g] Dan. 2, 37.
wo dzi fia, atso anyiehe akpe ɖe
sɔwo, tasiaɖamwo kple sɔdolawo,
amehawo kple dukɔ geɖe ŋu ava
ƒo ɖe Tiro dzi. 8 Atsɔ yi awu
wò du, [h]siwo le anyigba dzi la [h] kp. 6.
me tɔwo, eye wòatu dzɔlawo ƒe
xɔ tsralawo ɖe ŋuwò, aƒu kpo ɖe
ŋuwò, eye wòakɔ akpoxɔnu dzi
ɖe ŋuwò. 9 Atsɔ eƒe gligbãnuwo
atu wò gli, eye wòatsɔ eƒe fia-
wo agbã wò xɔ tsralawo aƒu anyi.
10 Eƒe sɔ gbogboawo ƒe ʋuʋu-
ɖedi abla wò kɔtɔɔ, eye sɔdolawo,
tasiaɖamfɔwo kple tasiaɖamwo ƒe
hoowɔwɔ ana be, wò gliwo nadzo
kpekpekpe, ne ege ɖe wò agbo-
wo me, abe alesi wogena ɖe du
gbagbã me ene. 11 Eƒe sɔwo ƒe
afɔ anyã avuzi le wò kpɔdomee-
wo katã, awu wò dukɔ kple yi,
eye wò ŋusẽ ƒe sɔtiawo amũ adze
anyi. 12 Woaha wò kesinɔnuwo,
eye woada adzo wò adzɔnuwo,
woamũ wò gliwo, woagbã wò dzi-
dzɔkpɔxɔwo, eye woalɔ wò kpe-
wo, atiwo kple anyiglãgowo aƒu
gbe ɖe atsiaƒu me. 13 Matsi wò
hadzidziwo ƒe ɖiɖi nu, eye woma-
gase wò kasaŋkuwo ƒe [d]ɖiɖi azɔ o.
14 Mawɔ wò nazu agakpe ƒeƒle,
ɖɔsiaƒe nazu, eye womagatso wò
akpɔ o; Afetɔ Yehowa be, nye
Yehowa ye gblɔe.

15 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ ɖe
Tiro ŋu enye si: Ne amesiwo wo-
da nui, le ŋeŋem, eye wowu ame-
wo le mewò la, wò anyidzedze ƒe
ɖiɖi ana ƒukpowo nadzo kpekpe-
kpe. 16 Ƒuta amegãwo katã aɖi le
woƒe fiazikpuiwo dzi ɖe anyi, woa-
ɖe woƒe awu ʋlayawo ɖi, eye woa-
ɖe woƒe avɔ ŋɔŋɔewo ɖi; ŋɔdzi
anyẽ atsyɔ wo, woabɔbɔ nɔ anyi-
gba, woanɔ dzodzom nyanyanya
ɖaa, eye woƒe nu aku ɖe ŋuwò.
17 Eye woato konyifaha ɖe ŋuwò
agblɔ ɖe ŋuwò bena: Aleke du,
si ŋkɔ nyɔ la, tsrɔ̃ hebu le atsiaƒu
nu, wò, si mia kple mewò nɔlawo
miekpɔ ŋusẽ le atsiaƒu dzi, eye
wò ŋɔdzi kaka ɖe ŋuwò nɔlawo
katã dome la! 18 Azɔ ƒukpowo
le dzodzom kpekpekpe le wò anyi-
dzegbe, eye dzidzi ƒo ƒukpowo le
atsiaƒu me le wò nuwuwu ta.
19 Elabena ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Ne mena nèzu afedo abe du,
si me amea ɖeke mele o ene, ne
mehe tɔɖɔɖɔ va dziwò, eye tsi
gãwo nyẽ tsyɔ wò la, 20 mana
nayi aʋlimetɔ, siwo nye blema-
tɔwo gbɔ; mana nanɔ tsieƒe le
blemaƒedo me akpe ɖe amesiwo
le aʋli me la ŋu, ale be woma-
gatsɔ afe ɖe mewò o, eye màga-
dze le agbagbeawo ƒe anyigba
dzi akpɔ o. 21 Matsɔ wò awɔ ŋɔ-
dzinui, eye nuwò ayi, woadi wò,

ke womagakpɔ wò gbeɖegbeɖe
akpɔ o, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe!

### Konyifaha dzidzi le Tiro ŋuti.

27. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, [a]to konyi- *a Yes. 23.*
faha ɖe Tiro ŋu, 3 eye nagblɔ na
Tiro bena: Wò, si le atsiaƒu to,
eye nèle asi tsam kple dukɔwo
yi ƒukpo geɖewo dzi, ale Aƒetɔ
Yehowa gblɔ esi: Tiro, èle gbɔ-
gblɔm be: „Menyo [b]eteƒe mekɔ *b Hos. 9, 13.*
o.“ 4 Wò anyigba le atsiaƒu ti-
tina; tsowòlawo na nènyo eteƒe
mekɔ o. 5 [d]Senirtɔwo ƒe sesewu *d Mo. V. 3, 8. 9.*
wotsɔ kpa wòe, eye Libanon ƒe
sederti wotsɔ wɔ abalati ɖe me- *e Mo. I. 25, 13.*
wòe. 6 Wotsɔ Basantɔwo ƒe fɔ-
fɔli kpa wò akɔfawoe, eye wofa
nyiɖu ɖe mewò hetsakae kple
kpomi, si tso Kititɔwo ƒe ƒukpo-
wo dzi. 7 Egiptetɔwo ƒe aklala,
si wolɔ̃ ŋɔŋɔe la, nye wò abala,
ne wòanye aflaga na wò; aɖabɛ
blɔtɔ kple dzĩtɔ tso [f]Elisa-ƒu- *f Mo. I. 10, 4.*
kpowo dzi nye wò agbadɔ. 8 Zi-
donitɔwo kple Arwadtɔwo nye
wo ʋukulawo; Tiro, wò ame nya-
nu, siwo nɔ mewò la, nye wò ku-
ɖɔɖolawo. 9 [g]Gebal-ame tsitsiwo *g Fia. I. 5, 32.*
kple woƒe aɖaŋuawo nɔ mewò, ne
woatre wò duɖuƒewo; atsiaƒu dzi
ʋuwo kple wo kulawo nɔ mewò,
ne woaɖɔ li adzɔnu na wò. 10
Amewo tso Persia, Lud kple Put
nye aʋawɔlawo nɔ wò aʋakɔwo do-
me; wotsɔ akpoxɔnu kple gakuku
ku nu ɖe mewò, woawoe ɖo atsyɔ̃
na wò. 11 Arwad-viwo kple wò
aʋakɔwo le wò gliwo dzi godoo
va kpe, eye Gamaditɔwo le wò
xɔ tsralawo me; wotsɔ woƒe akpo-
xɔnuwo ku wò gliwo ŋu godoo va
kpe, woawoe na wò nyonyo teƒe
mekɔ o.

12 Tarsis tsa asi kpli wò le ke-
sinɔnu gbogboawo katã ta; etsɔ
klosalo, gayibɔ, gaɣi kple tsumi
ƒle wò adzɔnuwoe. 13 Yawan,
[h]Tubal kple Mesex tsa asi kpli *h 38, 2.*
wò, amegbetɔwo kple akɔblinu-
wo wotsɔ ƒle wò adzɔnuwoe. 14
Amesiwo tso Togarma ƒe me la,
tsɔ sɔwo, aʋawɔsɔwo kple tedzi-
sɔwo ƒle wò adzɔnuwoe. 15 De-
dantɔwo tsa asi kpli wò, ƒukpo
geɖewo ƒe asitsatsa le asiwò me,
eye wodzra nyiɖuwo kple keyi
na wò. 16 Aram tsa asi kpli wò
le wò aɖaŋudɔ gbogboawo ta; etsɔ
adzagba, aɖabɛ dzĩtɔ, avɔ ŋɔŋɔe,
aklala, sɔe kple gbloti ƒle wò adzɔ-
nuwoe. 17 Yuda kple Israel tsa
asi kpli wò; wotsɔ Minitɔwo ƒe
lu, ƒo, anyitsi, ami kple lifi ƒle
wò adzɔnuwoe. 18 Damasko tsɔ
Xelbontɔwo ƒe wein kple alẽfu
ɣi ƒle wò aɖanudɔ gbogboawo
kple wò kesinɔnu gbogboawo ka-
tãe. 19 Wotsɔ Usaltɔwo ƒe wein
ƒle wò adzɔnuwoe, wotsɔ gayibɔ
téte, kotoklobo kple gbekee ɖɔ
li wò adzɔnuwoe. 20 Dedan tsɔ
sɔkpa kuntru, siwo wotsɔna doa
sɔe, tsa asi kpli wò. 21 Arabia-
tɔwo kple [e]Kedar-amegãwo katã
nye asitsalawo nɔ asiwò me, wo-
tsɔ alẽviwo, agbowo kple gbɔ̃tsu-
wo tsa asi kpli wò. 22 Asitsala-
wo tso Saba kple Ragma tsa asi
kpli wò; wotsɔ atike nyuitɔ vo-
vovowo, kpe xɔasi vovovowo kple
sika ƒle wò adzɔnuwoe. 23 Xa-
ran, Kane, Eden kple asitsalawo
tso Saba, Asur kple Media blibo
la tsa asi kpli wò. 24 Wotsɔ atsyɔ̃-
vɔwo, aɖabɛ blɔtɔ ƒe awu ʋlaya-
wo, avɔ ŋɔŋɔewo, kuntru ŋɔŋɔe-
wo kple atagbi, siwo woƒo fefe-
kae kple asiwo wogbe mligoe la,
va tsa asi kpli wò le wò asiwo
me. 25 Tarsis-ʋuwo he wò adzɔ-
nuwo vɛ na wò, ale be nu bɔ ɖe
asiwò, eye nèkpɔ ho fũ le atsiaƒu
titina.

26 Kuwòlawo ku wò to tɔ gã-
wo dzi; ɣedzeƒeya gbã wò ɖe
atsiaƒu titina! 27 Wò kesinɔnu-
wo, wò asitsanuwo kple wò adzɔ-
nuwo, wò ʋukulawo, wò kuɖɔɖo-
lawo kple amesiwo trea wò du-
ɖuƒewo, kpakple amesiwo ɖoa li
adzɔnu na wò, wò aʋawɔla, siwo
katã le mewò, kple wò ameha
blibo, si le mewò la, anyrɔ ɖe
atsiaƒu titina le wò anyidzegbe.
28 Kuɖɔɖolawo ƒe ɣli ana ƒutawo
nadzo kpekpekpe, 29 atablukula-
wo katã ado le woƒe ʋuwo me;
ʋukulawo kple kuɖɔɖola, siwo
katã le atsiaƒu dzi la, aɖi go ɖe
gota. 30 Woaɖo aƒa ɖe ŋuwò, eye
woaxa nu vevie, woalɔ kewɔ akɔ
ɖe ta me, eye woanɔ togotogoe
ƒom le dzowɔ me. 31 Woalũ ta
kokoe le tawò, eye woata akpa-
nya, woafa avi ɖe ŋuwò vevie tso
dzi me, eye woaxa nu. 32 Woato

konyifaha ɖe ŋuwò le woƒe nu-
xaxa me adzi ha ade wò bena:
„Ameka le abe Tiro ene? Đoɖoe
zi le eŋu abe afedo ene le atsiaƒu
titina. 33 Esi wò adzɔnuwo to
atsiaƒu dzi va la, èɖi ƒo na dukɔ
geɖewo, ètsɔ wò kesinɔnu gbo-
gboawo kple wò adzɔnuwo na
anyigba dzi fiawo kpɔ hoe. 34 Azɔ
ègbã gudugudu ɖe tɔ gɔme, eye
nète ɖa tso atsiaƒu nu; wò adzɔ-
nuwo kple wò ameha, siwo katã
nɔ mewò la nyrɔ!“ 35 Ƒukpo
dzinɔlawo katã ƒe nu ku ɖe ŋu-
wò, woƒe fiawo ƒe lãme ble fu,
eye woɖo adã lilili. 36 Dukɔwo
ƒe asitsalawo le tsiã dom ɖe ŋu-
wò; nuwò yi [b]ŋɔdzitɔe, eye mà-
ganɔ anyi akpɔ gbeɖegbeɖe o.

Le Tiro-fia ŋuti.

**28.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, gblɔ na Tiro-
amegã be: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Esi [d]wò dzi le dàdam, eye
nèle gbɔgblɔm be, Mawu yenye,
eye Mawu ƒe nɔƒe yele le atsiaƒu
titina, eye nèwɔ wò dzi abe Ma-
wu tɔ ene, evɔ wònye amegbetɔ
nènye, eye menye Mawu o la, —
3 kpɔ ɖa, ènya nu wu [e]Daniel,
nya ɣaɣlaa ɖeke mele vivi me ɖe
wò o; 4 wò nunya kple wò gɔme-
sese nètsɔ kpɔ kesinɔnui, eye
nèɖe sika kple klosalo wò nudzra-
ɖoƒewo; 5 wò nunya geɖe kple
wò asitsatsa nètsɔ kpɔ kesinɔnui
kpaŋkpaŋ, eye wò dzi de asi dà-
da me le wò kesinɔnuawo ta —
6 eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Esi nèwɔ wò dzi abe Mawu
tɔ ene la, 7 eyata kpɔ ɖa, makplɔ
du bubu me tɔ, siwo nye ŋutasẽla-
wo aƒu wò dukɔ, woadi yi ɖe wò
nunya ƒe nyonyo ŋu, eye woado
gu wò atsyɔ̃. 8 Woatutu wò ade
aʋli me, eye àku abe ame tsiaʋa
ene ɖe atsiaƒu titina.[i] 9 Đe àgblɔ
emegbe le wuwòlawo ŋku me be,
[k]Mawu yenyea? Amegbetɔ nè-
nye le amesiwo da nu wò la si
me, eye menye Mawu o. 10 Àku
abe bolotɔwo ene ɖe du bubu me
tɔwo si me; Afetɔ Yehowa be:
Nyee gblɔe!
11 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 12 Amevi, [l]to konyifaha ɖe
Tiro-fia ŋu, eye nagblɔ nɛ bena:
Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Đkɔ-

a Yes. 14, 14.
b 28, 19.
d Dan. 5, 20; Do. 12, 23.
e 14, 14.
f 27, 36.
g Yes. 23, 2. 12.
h Mo. II. 14, 18.
i 26, 20.
k kp. 2.
l 27, 2.

sigɛ, si wodzidzɛ wòsɔ, nènye, nu-
nya bɔ ɖe asiwò, eye wò nyonyo
teƒe mekɔ o. 13 Ènɔ Mawu ƒe
abɔ Eden me, eye wotsɔ kpe xɔasi
vovovowo ɖo ŋuwò: Karneol, to-
pas kple yaspis, krisolit, soham
kple oniks, safir, ametist kple
smaragd; sika wotsɔ ɖo to na wò,
eyae wotsɔ do atsiã na wò le gbe-
sigbe wowɔ wò. 14 Ènye Kerubi
keke aʋala me, metsɔ wò ɖo Ma-
wu ƒe [a]to kɔkɔe la dzi, eye nèzɔ
dzokpewo dome. 15 Dzuƒe menɔ
wò zɔzɔme ŋu tso gbesigbe wo-
wɔ wò, vaseɖe esime wokpɔ nu
madzɔmadzɔ le ŋuwò o. 16 Le wò
asitsatsa gbogboawo ta nètsɔ nu
vɔ̃ɖi wɔwɔ yɔ ɖokuiwò mee, eye
nèzu nuvɔ̃wɔla; eyata menyã wò
ɖa le Mawu ƒe to kɔkɔe la dzi,
eye metsrɔ̃ wò le dzokpeawo do-
me, wò Kerubi, si keke aʋala me.
17 Wò dzi de asi dàda me le wò
nyonyo ta, ètsɔ wò nunya de aka
le wò atsyɔ̃ ta; eyata matsɔ wò
aƒu anyi, eye matsɔ wò ade asi
na fiawo, ne woakpɔ wò ʋuu keke
wòati wo. 18 Ètsɔ wò vodada
gbogboawo kple wò asitsatsa ma-
dzɔmadzɔ gblẽ kɔ ɖo na wò kɔ-
kɔeƒe la; eyata mena dzo do tso
mewò hefiã wò, eye metsɔ wò wɔ
dzowɔe ɖe anyigba dzi le ame-
siwo katã kpɔ wò la ŋku me.
19 Wò ame nyanyɛwo katã le du-
kɔwo dome ƒe nu ku ɖe ŋuwò;
nuwò yi [f]ŋɔdzitɔe, eye màganɔ
anyi akpɔ gbeɖegbeɖe o.

Zidon gbagbã.

20 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 21 Amevi, trɔ ŋgɔ ɖe [g]Zi-
don, eye nagblɔ nya ɖi ɖe eŋu
22 gblɔ bena: Ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Zidon, mele ƒoƒo ge ɖe
dziwò, eye [h]makɔ ɖokuinye ŋu le
mewò, eye woadze sii be, nyee
nye Yehowa, nenye be, medrɔ̃ ʋɔ-
nui, eye mekɔ ɖokuinye ŋu ɖe
eŋuti. 23 Maɖo dɔvɔ̃ ɖe eŋu, eye
ʋu anɔ eƒe kpɔdomeewo, amesi-
wo woda nui la, atsi yi, si tso goa-
wo katã me va ɖe eŋu la nu le
eme, eye woadze sii be, nyee nye
Afetɔ Yehowa. 24 Eye ŋu tɔame
kple aŋɔka wɔnuveviame maga-
nɔe na Israel ƒe aƒe la tso ame-
siwo ƒo xlã wo godoo, eye wole
vlo dom wo la si me o, ne woa-
dze sii be, nyee nye Afetɔ Ye-

howa. 25 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Ne meƒo Israel ƒe aƒe la nu
ƒu tso dukɔ, siwo katã dome wo-
kaka ɖo dome la, ekema makɔ
ɖokuinye ŋu ɖe wo ŋuti le dukɔ-
wo ŋku me, eye woanɔ woƒe anyi-
gba, si metsɔ na nye dɔla Yakob
la dzi. 26 Woanɔ edzi bɔkɔɔ, eye
woatu xɔwo ahade weingblewo;
ne medrɔ̃ ʋɔnu amesiwo katã le
vlo dom wo le goawo katã me la,
woawo anɔ anyi bɔkɔɔ, eye woa-
dze sii be, nye Yehowa ye nye
woƒe Mawu.

Le Egipte ŋuti.

29. Le ƒe ewolia me, le dzinu
ewolia ƒe ŋkeke wuievelia
dzi la Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ ŋgɔ de Egipte-
fia Farao, eye nagblɔ nya ɖi ɖe
eya kple Egipte blibo la ŋu.[a]
3 Ƒo nu gblɔ bena: Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Egipte-fia Fa-
rao, mele ƒoƒo ge ɖe dziwò, wò
[b]lo gã, si tsyɔ akɔ ɖe Nil-tɔsisi
titina hele gbɔgblɔm be: „Tɔnyee
nye tɔsisi la, eye nyee wɔe.“ 4
Matsɔ [d]ƒu aƒo ɖe aloxatsa me na
wò, eye mana wò tɔwo me lãwo
nalé ɖe wò tsrokpa ŋu, mahe wò
ado goe tso wò tɔ me, eye wò
tɔwo me lãwo katã alé ɖe wò tsro-
kpa ŋu. 5 Matsɔ wò aƒu gbe ɖe
gbegbe, eye nadze dogba dzi le
gbe me, womaƒɔ wò aƒo ƒu o, eye
womaɖi wò o, matsɔ wò awɔ nu-
ɖuɖui na gbemelãwo kple dziƒo-
xewo. 6 Eye Egiptetɔwo katã
adze sii be, nyee nye Yehowa,
elabena wonye [e]aƒlati na Israel
ƒe aƒe la; 7 ne wolé wò kple asi
la, àŋe avuvu woƒe asi blibo la,
eye ne wozio ɖe ŋuwò la, àŋe aƒɔ
ɖe woƒe ali me blibo la.
8 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, mahe yi ava dziwò,
eye matsrɔ̃ amegbetɔ kple lã le
dziwò. 9 Eye Egipte-nyigba azu
aƒedo kple gbegbe, ne woadze
sii be, nyee nye Yehowa. Esi
nègblɔ be, ye tɔe nye Nil-tɔsisi
la, eye yee wɔe ŋuti la, 10 eyata
kpɔ ɖa, maƒo ɖe mia kple wò tɔ-
sisiwo dzi, eye mana Egipte-nyi-
gba nazu gbegbe kple aƒedo, tso
Migdol va ke ɖe Siene ɖaseɖe
Kus ƒe liƒo dzi. 11 Amegbetɔ ƒe
afɔ kple lã ƒe afɔ mato edzi o,
eye ame manɔ edzi o ƒe blane.
12 Mana Egipte-nyigba nazu aƒe-
do abe anyigba, siwo wogblẽ ene,
eye eƒe duwo atsi anyi aƒedoe abe
du gbagbãwo ene ƒe blane; ma-
kaka Egiptetɔwo ɖe dukɔwo do-
me, eye mahlẽ wo ɖe anyigba-
wo dzi.
13 Elabena ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Le ƒe blane megbe la
maƒo Egiptetɔwo nu ƒu tso dukɔ-
wo dome, afisi woka hlẽ ɖo; 14
magaɖo Egiptetɔwo te, eye mana
woatrɔ agbɔ va Patros-nyigba, si
nye wo denyigba la dzi, eye woa-
nye fiaɖuƒe suea ɖe le afima. 15
Anɔ sue le fiaɖuƒewo dome, eye
magakɔ ta dzi ɖe dukɔwo ŋu azɔ
o, mana woanɔ ʋee, ne womaga-
fanya dukɔwo o. 16 Israel ƒe aƒe
la magaɖo ŋu ɖe wo ŋu azɔ, ne
woaɖo ŋku vodada dzi na wo,
nenye be, woku ɖe wo ŋu la o;
eye woadze sii be, nyee nye
Afetɔ Yehowa.
17 Le ƒe blave vɔ adrelia me
le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke gbãtɔ dzi
la Yehowa ƒe gbe va nam bena:
18 Amevi, Babel-fia Nebukadne-
zar na eƒe aʋakɔ wɔ dɔ sesẽ ɖe
Tiro ŋu, tawo katã bebe, eye abɔ-
tawo ɖe bo, ke eya kple eƒe aʋakɔ
la mekpɔ fetua ɖeke tso Tiro gbɔ
ɖe dɔ, si wòwɔ ɖe eŋu la ta o.
19 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, matsɔ Egipte-nyigba
ade asi na Babel-fia Nebukadne-
zar, eye wòalɔ eƒe kesinɔnuwo
adzoe, aɖe aboyonu, eye wòaha
nu; esia anye fetu na eƒe aʋakɔ.
20 Matsɔ Egipte-nyigba na wòa-
nye eƒe fetu, si ta wòwɔ dɔ ɖo,
elabena [f]nyee wòwɔ dɔ na, Afetɔ
Yehowa ye gblɔe. 21 Xemaɣi la
mana Israel ƒe aƒe la nato dzo,
eye maʋu nu na wò le wo dome,
ne woadze sii be, nyee nye Ye-
howa.

Nebukadnezar aŋe Egipte ƒe ŋusẽ nu, eye Mawu
ado ŋusẽ Nebukadnezar.

30. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, gblɔ nya ɖi
gblɔ bena: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Mixa nu be: Baba na ŋkeke
la! 3 Elabena [g]ŋkeke la gogo,
Yehowa ƒe ŋkeke la tu aƒe, blukɔ-
dogbe anye dukɔwo ƒe azã la.
4 Yi age ɖe Egipte, eye ŋɔdzi

[a] Yes. 19; Yer. 46.
[b] 32, 2.
[d] 38, 4; Fia. II. 19, 28.
[e] Fia. II. 18, 21.
[f] 30, 24; Yes. 10, 5.
[g] Yoel 1, 15.

alé Kus, nenye be, amewo tsi aʋa
le Egipte, wolɔ efe kesinɔnuwo
dzoe, eye wogbã efe agunuwo.
5 Kus, Put, Lud kple dukɔ tsaka-
tsakawo katã, Lub kple dzoḍu-
xɔlɔ̃wo fe viwo atsi yi nu akpe
ḍe wo ŋu.
6 Ale Yehowa gblɔ esi: Egipte
fe ziɔḍeŋu amũ, eye efe ŋusẽ fe
adegbefofo ayi to; woatsi yi nu
tso Migdol vaseḍe Siene, Afetɔ
Yehowa ye gblɔe. 7 Woatsi gbe-
gbe le anyigba, siwo wogblẽ la
dome, eye efe duwo anɔ du gba-
gbãwo dome. 8 Eye woadze sii
be, nyee nye Yehowa, ne medo
dzo ḍe Egipte, eye megbã efe
xɔnametɔwo katã nyanyanya. 9
Gbemagbe la ame dɔdɔwo atso
gbɔnye aḍo ʋuwo, ne woaḍaḍo
voḍi na [b]Kus, si li bɔkɔɔ la, eye
ŋɔdzi alé wo le Egipte fe ŋkeke
la ta; elabena kpɔ ḍa, ele vava ge.
10 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Matsi Egipte fe hoowɔwɔ nu to
Babel-fia Nebukadnezar dzi. 11
Woakplɔ eya kple efe dukɔ, si
nye dukɔ sẽŋuta la vɛ, ne woa-
gblẽ anyigba la, woadi wofe yiwo
ḍe Egipte ŋu, eye woatsɔ ame
tsiaʋawo ayɔ anyigba dzi fũ. 12
Mana tɔsisiwo nafu kplakplakpla;
matsɔ anyigba la adzra na ame
vɔ̃ḍiwo, eye mana ame tutɔwo
nagblẽ anyigba la kple edzi nu-
wo. Nye Yehowa ye fo nu!
13 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Matsrɔ̃ legbawo, eye mana trɔ̃wo
nu natso le Nof, amegãa ḍeke
maganɔ Egipte-nyigba nu azɔ o,
eye makaka ŋɔdzi ḍe Egipte-nyi-
gba dzi. 14 Matsrɔ̃ Patros, matɔ
dzo Zoan, eye mahe to na No;
15 matrɔ nye dziku akɔ ḍe Sin,
si nye Egipte fe mɔ̃ sesẽ la
dzi, eye matsi hoowɔwɔ nu le No.
16 Matɔ dzo Egipte: Sin alé ku
ŋɔdzitɔe, woagbã No, eye woa-
xaxa Nof ḍo le ŋdɔkutsu dzatsɛ.
17 On kple Pibeset fe ḍekakpui-
wo atsi yi nu, eye nyɔnuwo ayi
aboyo me. 18 Ŋkeke aḍo viviti
le Taxpanxes, ne meŋe Egipte fe
atikplɔ, eye mena efe ŋusẽ fe
adegbefofo nu tso; blukɔ atsyɔ
eya ŋutɔ, eye woaḍe aboyo efe
duwo. 19 Eye mahe to na Egipte,
ne wòadze sii be, nyee nye Ye-
howa.

[a] 29, 20.
[b] Yes. 18, 2; 20, 3. 4.
[d] Dan. 4, 7–11.

20 Le fe wuiḍekɛlia me, le dzi-
nu gbãtɔ fe ŋkeke adrelia dzi la
Yehowa fe gbe va nam bena:
21 Amevi, meŋe alɔ na Egipte-fia
Farao, womablae, ne wòahaya o,
eye womablae, ne ŋusẽ naḍo eŋu,
ne wòalé yi o. 22 Eyata ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ḍa, mafo
ḍe Egipte-fia Farao dzi, eye ma-
ŋe efe alɔwo, nyuitɔ kple ŋeŋea,
eye mana yi nage le esi. 23 Ma-
kaka Egiptetɔwo ḍe dukɔwo do-
me, eye mahlẽ wo ḍe anyigbawo
dzi. 24 Mado ŋusẽ Babel-fia fe
alɔ, eye matsɔ nye [a]yi ade asi
nɛ; maŋe Farao fe alɔ, eye wòanɔ
ŋeŋem le efe ŋku me, abe alesi ame
tsiaʋa ŋenae ene. 25 Mado ŋusẽ
Babel-fia fe alɔ, ke Farao fe alɔ
aḍiḍi ḍe anyi, ne woadze sii be,
nyee nye Yehowa, ne metsɔ nye
yi de asi na Babel-fia, be wòaḍo
ḍe Egipte-nyigba dzi. 26 Makaka
Egiptetɔwo ḍe dukɔwo dome, eye
mahlẽ wo ḍe anyigbawo dzi, ne
woadze sii be, nyee nye Yehowa.

Asiria hã agblẽ abe Egipte ene.

31. Le fe wuiḍekɛlia me, le dzi-
nu etɔ̃lia fe ŋkeke gbãtɔ dzi
la Yehowa fe gbe va nam bena:
2 Amevi, gblɔ na Egipte-fia Farao
kple efe ame gbogboawo bena:
Amekae nèsɔ kplii le wò gãnye-
nye me? 3 Sederti nɔ Libanon
ta me, efe alɔwo nyo, eye wòdo
kpekpekpe, ekɔ, eye efe ḍomee
ḍatɔ alilikpowo.[d] 4 Tsiwo na wò-
tsi, eye agu me tsiwo na wòkɔ, wofe
tɔsisiwo si fo xlã ati dodo la, eye
woḍe .tɔʋuwo do ḍe gbemetiwo
katã. 5 Eyata wòkɔ wu gbeme-
tiwo katã, efe alɔwo sɔ gbɔ, eye
wodidi, elabena ekpɔ tsi geḍe,
ne wòavu eḍokui. 6 Dzifoxewo
katã wɔ atɔ ḍe efe alɔwo me, gbe-
melãwo katã dzi vi ḍe efe alɔwo
te, eye dukɔ geḍewo le efe vɔvɔli
te. 7 Efe lolome nyo, eye efe alɔwo
didi, elabena efe kewo le tsi geḍe-
wo ŋu. 8 Sedertiwo medo vɔvɔli
ḍe edzi le Mawu fe abɔ me o;
sesewu meḍe efe alɔwo nu o, eye
xetiwo meḍe alɔ abe eya ene o;
ati, siwo katã le Mawu fe abɔ me
la, menyo de enu o. 9 Mewɔe
wònyo le efe alɔ gbogboawo ta,
ale be Eden-ti, siwo katã le Ma-
wu fe abɔ me la, le ŋu ʋãmi.

10 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ a 29, 3.
esi: Esi wòkɔ alea, efe ɖɔmee
ɖatɔ alilikpowo, eye wò:e [b]ɖàdam b 28, 2–10.
le efe kɔkɔ ta la, 11 eyata ma-
tsɔe ade asi na dukɔwo fe ŋusẽtɔ,
eye wòawɔ nu kplii; le efe nu
vɔ̃ɖi wɔwɔ ta la manyãe ɖa. 12 d 17, 20.
Du bubu me tɔ, siwo nye dukɔ sẽ-
ŋutawo la, lãe, eye wotsɔe fu anyi;
efe alɔwo dze towo dzi kple ba-
liwo katã me, eye efe alɔwo fli ɖe
anyigba fe gbadzafewo katã; anyi-
gba dzi dukɔwo katã dzo le efe
vɔvɔli te hegblẽe ɖi. 13 Dzifo-
xewo katã dze ɖe efe zekpẽ, si
wolã la dzi, eye gbemelãwo katã
mlɔ efe alɔwo dzi; 14 ne ati, si-
wo katã le tɔ to, magafo adegbe e Yes. 18, 10.
le wofe kɔkɔ ta, wofe ɖɔmee ma-
gatɔ alilikpo, eye wofe ŋusẽtɔ,
siwo katã nye tsinolawo la, ma-
gaɖo dzi ɖe wo ɖokui ŋu le wofe
gãnyenye me o! Elabena kuviwo
wo katã wonye, eye woayi tsiefe
abe amegbetɔvi, siwo yi avli me
la ene.
15 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Gbesigbe wòyi tsiefe la, mena
agu me tsiwo xa nu le eta, wogbu-
gbɔ wofe tɔsisiwo ɖe megbe, be
wofe tsiwo nu tso; Libanon ta
ahovɔ le eta, eye gbemetiwo katã
yrɔ le eta. 16 Efe anyidzedze fe
ɖiɖi na dukɔwo dzo nyanyanya,
esi mena wòyi tsiefe kpe ɖe avli
meyilawo ŋu; eye Eden-tiwo katã,
Libanon fe ati tiatia nyuitɔwo,
siwo katã nye tsinolawo, fa akɔ
na wo ɖokui le tsiefe.[f] 17 Woa- f kp. 14.
wo hã yi amesiwo woda yii la
gbɔ le tsiefe, amesiwo nye efe
alɔ nɔ efe vɔvɔli te le dukɔwo
dome. 18 Azɔ Eden-tiwo dometɔ
ka nèsɔ kpli le atsyɔ̃ kple lolo
gome? Ke woatsɔ wò afu tsiefe
akpe ɖe Eden-tiwo ŋu; bolotɔwo
dome namlɔ le amesiwo woda yii
la gbɔ. Farao kple efe ame gbo-
gboawo katã nye esia, Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe!

Egiptetɔwo hã woayi avli me abe dukɔ bubuawo ene.

32. Le fe wuievelia me, le dzinu
wuievelia fe ŋkeke gbãtɔ
dzi la Yehowa fe gbe va nam
bena: 2 Amevi, [g]to konyifaha ɖe g 27, 2.
Egipte-fia Farao ŋu nagblɔ ne
bena: Wò amesi nye dzata le
dukɔwo dome la, nuwò yi![a] Lo
nènye nɔ tɔ me, ètu tsi to ŋoti
me, ètsɔ wò afɔ blu tɔe, eye nè-
nyã avuzi le tɔsisi me. 3 Eyata
ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Mana
dukɔ, siwo kpe ta, nada ɖɔ na wò,
eye woatsɔ nye ɖɔ ahe wò ɖe go.[d]
4 Matsɔ wò axlã ɖe anyi, matsɔ wò
afu gbe ɖe dogba dzi, eye mana
dzifoxewo katã nadze ɖe dziwò,
eye anyigba blibo la dzi lãwo naɖu
wò aɖi fo. 5 Matsɔ wò lã ada ɖe
towo dzi, eye matsɔ wò kukua ayɔ
baliwo me fũ. 6 Mana anyigba, si
dzi wò tsi gbagba ɖo la, nano wò
ʋu vaseɖe towo gbɔ ke, eye nayɔ
baliwo me taŋ. 7 Ne mena nuwò
yi la, matsyɔ nu na [e]dziŋgoli, eye
efe ɣletiviwo ata ahovɔ; alilikpo
atsyɔ ɣe dzi, eye dzinu magaɖi o.
8 Mata ahovɔ na dzifo fe nu ke-
klẽwo katã le tawò, eye mana
blukɔ nado ɖe wò anyigba dzi,
Afetɔ Yehowa ye gblɔe. 9 Mado
nuxaxa na dukɔ geɖewo fe dzi,
ne mehe wò anyidzedze yi dukɔ-
wo dome le anyigba, siwo mènya
o la dzi. 10 Mana dzidzi nafo
dukɔ geɖewo le tawò, eye wofe
fiawo fe lãme able fu le tawò, ne
menyẽ nye yi le wo ŋku me, eye
wo dome amesiame anɔ dzodzom
nyanyanya ɣeawokatãyi le wofe
agbe ta le wò anyidzegbe. 11 Ela-
bena ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Babel-fia fe yi afo ɖe dziwò. 12
Matsɔ kalẽtɔwo fe yi adza wò ame
gbogboawo, amesiwo katã nye
dukɔ sẽŋutawo; woagblẽ Egipte
fe atsyɔ̃ dome, eye woatsrɔ̃ efe
ame gbogboawo katã. 13 Matsrɔ̃
efe lãwo katã ɖa le tɔ gãwo to,
amegbetɔ fe afɔ magablu wo azɔ
o, eye lãwo fe afɔ magablu wo
azɔ o. 14 Emegbe mana efe tsi-
wo nadze anyi, eye efe tɔsisiwo
nasi abe ami ene, Afetɔ Yehowa
ye gblɔe, 15 ne medo gbegbe
Egipte-nyigba, megblẽ nusiwo ka-
tã le anyigba dzi, eye mewu ame-
siwo katã le edzi, ne woadze sii
be, nyee nye Yehowa. 16 Ko-
nyifahae nye esia woadzii; dukɔ-
wo fe nyɔnuviwo nedzi konyifaha
sia; woadzi konyifaha sia ɖe Egip-
te kple efe ame gbogboawo katã
ŋu, Afetɔ Yehowa ye gblɔe.
17 Le fe wuievelia me le dzinu
la fe ŋkeke wuiatɔ̃lia dzi la Ye-

howa ƒe gbe va nam bena: 18
Amevi, fa na Egipte ƒe ame gbo-
gboawo, eye mia kple dukɔwo ƒe
ŋusẽtɔwo ƒe nyɔnuviwo miɖo wo
ɖe tsieƒe ɖe [d]amesiwo yi aɖlı me
la gbɔ! 19 Ameka nènyo sɔ kplii?
Yi naɖamlɔ bolotɔwo gbɔ![e] 20
Woatsi amesiwo woda yii la do-
me. Wotsɔ [g]yi la ɖe asi; mikplɔ
eyama kple eƒe ame gbogboawo
katã yii! 21 Kalẽtɔwo ƒe ame
sesẽwo kple woƒe dzoɖuxɔlɔ̃wo
agblɔ le tsieƒe ɖe wo ŋu be: Bolo-
tɔwo, amesiwo woda yii la, va be,
woamlɔ afi.[h] 22 Asur kple eƒe
amehawo katã le afima, woƒe yɔ-
dowo ɖe to ɖee, ame tsiaɖawo
sɔŋ wonye, eye wotsi yi nu. 23
Woɖe yɔdo nɛ ɖe [i]aɖli me ƒe dzo-
goe dzi ke, eye eƒe amehawo ɖe
to ɖe eƒe yɔdo; ame tsiaɖawo
sɔŋ wonye, eye wotsi yi nu, woa-
wo nye amesiwo de ŋɔdzi agba-
gbeawo ƒe anyigba dzi. 24 Elam
le afima, eye eƒe amehawo katã
ɖe to ɖe eƒe yɔdo, ame tsiaɖawo
sɔŋ wonye, eye wotsi yi nu, wo-
nye bolotɔwo yi tsieƒe, woawoe
de ŋɔdzi agbagbeawo ƒe anyigba
dzi; azɔ ŋu akpe wo akpe ɖe aɖli
me yilawo ŋu. 25 Wotsɔ eya kple
eƒe amehawo katã mlɔ ame tsia-
ɖawo dome, woƒe yɔdowo ɖe to
ɖee, bolotɔwo sɔŋ wonye, eye wo-
da yi wo, elabena wode ŋɔdzi
agbagbeawo ƒe anyigba dzi; azɔ
ŋu akpe wo akpe ɖe aɖli me yila-
wo ŋu; ame tsiaɖawo dome wo-
tsɔ wo mlɔe. 26 [k]Mesex kple Tu-
bal kpakple woƒe amehawo katã
le afima, eye woƒe yɔdowo ɖe to
ɖe wo, bolotɔwo sɔŋ wonye, eye
woda yi wo, elabena wode ŋɔdzi
agbagbeawo ƒe anyigba dzi. 27
Womemlɔ kalẽtɔ, siwo tsi aɖa
gbaɖegbe ke, amesiwo tsɔ woƒe
aɖawɔnuwo yi tsieƒe, wotsɔ woƒe
yi ziɔ tae, eye woƒe vodadawo lé
ɖe woƒe ƒuwo ŋu la gbɔ o, evɔ
wònye kalẽtɔawo de ŋɔdzi agba-
gbeawo ƒe anyigba dzi hafi. 28
Woagbã wò hã nyanyanya le bo-
lotɔwo dome, eye àmlɔ amesiwo
woda yii la gbɔ. 29 [n]Edom kple
eƒe fiawo kpakple eƒe amegãwo
katã le afima, wotsɔ wo mlɔ ame-
siwo woda yii la gbɔ, evɔ wònye
ŋusẽ le wo ŋu hafi; womlɔ bolo-
tɔwo kple aɖli me yilawo gbɔ. 30

[a] 38, 6.
[b] 28, 21–23.
[d] 31, 16.
[e] Yes. 14, 11 v. 19.
[f] Yes. 14, 10.
[g] 21, 14.
[h] Yes. 14, 9.
[i] Yes. 14, 15.
[k] 38, 2.
[l] 3, 17-19; Yes. 56, 10; Heb. 13, 17.
[n] 25, 12–14.

[a]Anyiehe amegãwo katã kple [b]Zi-
donitɔwo katã le afima, woyi ame
tsiaɖawo gbɔ, eye ŋukpe lé wo,
evɔ wònye woƒe ŋusẽ dzi ŋɔ hafi;
azɔ wonye bolotɔwo mlɔ amesiwo
woda yii la gbɔ, eye ŋu akpe wo
akpe ɖe aɖli me yilawo ŋu. 31 Fa-
rao akpɔ amesiawo, eye [f]wòafa
akɔ na eɖokui le eƒe ame gbo-
gboawo katã ta; amesiwo woda
yii enye Farao kple eƒe aɖakɔ
blibo la, Afetɔ Yehowa ye gblɔe.
32 Mena wòde ŋɔdzi agbagbeawo
ƒe anyigba dzi; ke Farao kple
eƒe ame gbogboawo katã woamlɔ
bolotɔwo dome le amesiwo woda
yii la gbɔ, Afetɔ Yehowa ye gblɔe.

Le nyagblɔlawo ƒe do ŋuti.

33. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, ƒo nu kple
mia deviwo nagblɔ na wo bena:
Ne mena yi va anyigbaa ɖe dzi,
eye anyigba dzi tɔwo ɖe ame tso
wo ɖokui dome tsɔ ɖo gbetakpɔ-
lae, 3 ekpɔ yi gbɔna ɖe anyigba
la ŋu, eye wòku kpẽ xlɔ̃ nu dukɔ
la, 4 eye amea ɖe se kpẽa ƒe ɖiɖi,
ke mena woxlɔ̃ nui o, eye yi la
va ɖee ɖa la, ame ma ƒe ʋu anɔ
eya ŋutɔ ƒe ta dzi. 5 Ne ese kpẽa
ƒe ɖiɖi, eye mena woxlɔ̃ nui o la,
eƒe ʋu anɔ eya ŋutɔ dzi; ke ne
ame ma na woxlɔ̃ nui la, aɖe eƒe
agbe. 6 Ne gbetakpɔla kpɔ yi
gbɔna, ke meku kpẽ o, eye me-
xlɔ̃ nu dukɔ la o, eye yi va heɖe
ame ɖeka ɖa le wo dome la, ame
ma ƒe vodada tae woɖee ɖa ɖo,
ke mabia eƒe ʋu tso gbetakpɔla
la si me. 7 Amevi, wòe metsɔ
do [l]gbetakpɔla na Israel ƒe aƒe
la be, ne èse nyaa ɖe tso nunye
me la, naxlɔ̃ nu wo nam. 8 Ne
megblɔ na ame vɔ̃ɖi be: „Ame
vɔ̃ɖi, èle kuku ge,“ ke mèƒo nu
hexlɔ̃ nu ame vɔ̃ɖi la le eƒe zɔ-
zɔme ŋuti o la, ekema ame vɔ̃ɖi
la aku le eƒe vodada ta, ke ma-
bia eƒe ʋu tso asiwò me. 9 Ke
ne èxlɔ̃ nu ame vɔ̃ɖi la le eƒe
zɔzɔme ŋuti, be wòaɖe asi le eŋu,
eye wògbe asiɖeɖe le eƒe zɔzɔme
ŋu la, ekema aku le eƒe vodada
ta, ke wò la èɖe wò agbe.

Mawu ƒe dɔmenyo kple dzɔdzɔenyenye.

19 Amevi, gblɔ na Israel ƒe aƒe
la bena: Aleke miele gbɔgblɔm
be: „Míaƒe dzidadawo kple míaƒe

nuvɔ̃wo do agba ɖe mía dzi, eye
wona mía nu le yiyim, ɖe míanɔ
agbea?“ 11 Gblɔ na wo bena:
Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi: Metà
ɖokuinye ƒe agbe be: Ame vɔ̃ɖi
ƒe ku [a]mevivia nunye o, negbe
be, ame vɔ̃ɖi naɖe asi le eƒe zɔ-
zɔme ŋu, ne wòanɔ agbe boŋ ye.
Israel ƒe aƒe, [b]miɖe asi le miaƒe
zɔzɔme vɔ̃ɖiwo ŋu, miɖe asi le wo
ŋu, nukaŋuti miebe, yewoaku ɖo?
12 Amevi, gblɔ na mia deviwo
bena: [c]Ame dzɔdzɔe ƒe dzɔdzɔe-
nyenye maɖee le gbesigbe wòɖa
ƒu o, eye ame vɔ̃ɖi ƒe nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔ mana wòadze anyi le gbesigbe
wòɖe asi le eƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ ŋu
o; eye ame dzɔdzɔe mate ŋu atsi
agbe le gbesigbe wòwɔ nuvɔ̃ o.
13 Ne megblɔ na ame dzɔdzɔe
be, anɔ agbe kokoko, gake wòɖe
asi dziɖoɖo me ɖe eƒe dzɔdzɔe-
nyenye ŋu, eye wòwɔ nu vɔ̃ɖi la,
ekema womagaɖo ŋu eƒe dzɔdzɔe-
nyenyewo katã o, ke boŋ eƒe nu
vɔ̃ɖi, si wòwɔ la, eyae ana wòaku.
14 Ne megblɔ na ame vɔ̃ɖi be;
aku kokoko, gake wòɖe asi le eƒe
nuvɔ̃ ŋu, eye wòwɔ nu dzɔdzɔe
kple nusi le eteƒe, 15 ame vɔ̃ɖi
la gbugbɔ [f]awɔbanu na, [g]eɖo nusi
wòɖa adzoe la teƒe, eye wòzɔ ɖe
ɖoɖo agbetɔwo nu, be megawɔ
nu vɔ̃ɖi azɔ o la, ekema anɔ agbe
kokoko, maku o. 16 Womagaɖo
ŋu eƒe nuvɔ̃, siwo katã wòwɔ la
nɛ o; nu dzɔdzɔe kple nusi le
eteƒe lae wòwɔ, eyata anɔ agbe
kokoko! 17 Ke mia deviwo le gbɔ-
gblɔm be: Aƒetɔ la ƒe nuwɔna
mele eteƒe o; evɔ wònye woawo
ŋutɔ ƒe nuwɔnae mele eteƒe o
hafi.[h] 18 Ne ame dzɔdzɔe ɖe asi
le eƒe dzɔdzɔenyenye ŋu hewɔ
nu vɔ̃ɖi la, esia tae wòaku ɖo.
19 Eye ne ame vɔ̃ɖi ɖe asi le eƒe
nu vɔ̃ɖi wɔwɔ ŋu hewɔ nu dzɔdzɔe
kple nusi le eteƒe la, esia tae wòa-
nɔ agbe ɖo. 20 Eye ne miele
gbɔgblɔm be: Aƒetɔ la ƒe nuwɔna
mele eteƒe o hã la, Israel ƒe aƒe,
madrɔ̃ ʋɔnu mi ɖe amesiame ƒe
zɔzɔme nu!

**Nyawo le Yerusalem ƒe gbegblẽ ŋuti.**

21 Le aboyoɖeɖe mí ƒe ƒe wui-
ɖekɛlia me, le dzinu ewolia ƒe
ŋkeke atɔ̃lia dzi la [k]amea ɖe si
tso Yerusalem va gbɔnye gblɔ
bena: „Wosi du la!“ 22 Eye Ye-
howa ƒe asi va dzinye le fiẽ, hafi
ame sisi la nava, eye wòʋu nu
nam, hafi wòva le ŋdi; ale nye
nu ʋu, eye nyemegazi kpi azɔ o.
23 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 24 Amevi, glikpo dzi vi, si-
wo le Israel-nyigba dzi la, le gbɔ-
gblɔm be: Abraham la [d]eya ɖeka
koliae nɔ anyi, ke exɔ anyigba la
wònye etɔ, míawo la míesɔ gbɔ,
míawoe wotsɔ anyigba la na, be
wòanye mía tɔ. 25 Eyata gblɔ na
wo bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Miele lã kple ʋu ɖum, mieƒɔ
mo te ɖe miaƒe legbawo ŋu, eye
miele ʋu kɔm ɖi tso, hafi miebe,
anyigba la nanye yewo tɔa? 26 Mie-
le dzi ɖom ɖe miaƒe yiwo ŋu, mie-
wɔ ŋunyɔnu, eye amesiame gblẽ
kɔ ɖo na ehavi srɔ̃ tso, hafi miebe,
anyigba la nanye yewo tɔa? 27
Eyata gblɔ na wo bena: Ale Aƒetɔ
Yehowa gblɔ esi: Metà ɖokuinye
ƒe agbe: Amesiwo le glikpo dzi
la, atsi yi nu, matsɔ amesiwo le
gbe me la, ana gbemelãwo woa-
ɖu, eye amesiwo le mɔ̃ sesẽwo
kple agatowo me la, aku ɖe dɔvɔ̃
si me. 28 Mana anyigba la nazu
aƒedo kple gbegbe, matsi eƒe ŋu-
sẽ, si ŋu wòle adegbe ƒom ɖo la
nu, eye Israel-towo atsi ƒeƒle, ale
be amea ɖeke magato wo dzi ayi
o. 29 Eye woadze sii bena, nyee
nye Yehowa, ne mena anyigba la
zu aƒedo kple gbegbe le woƒe ŋu-
nyɔnu, siwo katã wowɔ la ta.

**Tohehe nyagblɔɖi yeye.**

30 Amevi, mia deviwo le nu
ƒom le ŋuwò le gliwo ŋu kple xɔ-
wo ƒe ʋɔtruwo nu, eye wole gbɔ-
gblɔm le wo nɔewo dome bena:
Miva, ne míase gbe, si tso Yeho-
wa gbɔ! 31 Woava akpe ta ɖe
gbɔwò, eye woabɔbɔ nɔ ŋkuwò
me abe nye duko ene ahase wò
nyawo, ke [i]womawɔ wo dzi o,
hafi boŋ anɔ ŋɔnɔe le nu me na
wo, eye woƒe dzi adze viɖe yome.
32 Kpɔ ɖa, èle na wo abe ha vivi
kple amesi gbe vivi li na, eye
wònya kasaŋkuƒoƒo la ene, woase
wò nyawo, ke womawɔ wo dzi o.
33 Kpɔ ɖa, ele eme va ge, ne eva
me la, woadze sii be, [l]nyagblɔ-
ɖilaa ɖe nɔ yewo dome kpɔ.

[a] 18, 23. 31. 32.
[b] Yes. 55, 7; Yoel 2, 12. 13.
[d] Yes. 51, 2; Mal. 2, 15.
[c] 3, 20; 18, 24.
[f] 18, 7.
[g] Lu. 19, 8.
[h] 18, 25—30.
[i] Yes. 58, 1; Yak. 1, 22.
[k] 24, 26.
[l] 2, 5.

**Nyagblɔḍi le kplɔla maḍianukwareawo ŋuti.**

**34.** Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, gblɔ nya ḍi
ḍe Israel ƒe lãkplɔviwo ŋu, lã- [a] Ps. 23, 2.
kplɔviawo ŋue nagblɔ nya ḍo be-
na: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Baba [b]na Israel ƒe lãkplɔviwo, [b] 13, 2; Yer. 23, 1–6.
amesi nyi woawo ŋutɔ ḍokui; ḍe
menye lãhawoe lãkplɔviwo nanyi
oa? 3 Mieno notsi, mietsɔ lãfu
wɔ avɔe ta, eye miewu lã dami-
wo, ke mienyi alẽawo o. 4 Miedo
ŋusẽ lã [d]kudɔewo o, eye mieyɔ [d] Zax. 11, 16.
dɔ esiwo ƒe lãme gblẽ o, miebla
abi na esiwo ŋe ata o, miegbu-
gbɔ esiwo ka hlẽ la gbɔe o, eye
miedi esiwo bu la o, ke boŋ mie-
ḍu amegã ḍe wo dzi kple sesẽ,
eye [e]miesẽ ŋuta le wo ŋu. 5 Woka [e] Pet. I. 5, 3.
hlẽ, elabena kplɔla mele wo nu [f] Mat. 25, 32.
o, wozu nuḍuḍu na gbemelãwo
katã, eye woka hlẽ.[g] 6 Nye alẽwo [g] Mat. 9, 36.
le tsa glãla tsam le towo katã kple
togbɛ kɔkɔwo katã dzi, eye nye
alẽwo ka hlẽ ḍe anyigba blibo la
dzi; amea ḍeke meli abia wo ta
ase alo adi wo o. 7 Eyata mi
lãkplɔviwo, mise Yehowa ƒe nya!
8 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Me-
tà ḍokuinye ƒe agbe: Esi nye alẽ-
wo zu nuhaha, eye nye alẽwo zu
nuḍuḍu na gbemelãwo katã, ela-
bena kplɔlaa ḍeke meli o, eye nye
lãkplɔviwo mebiaa nye alẽwo ta
sena o, lãkplɔviawo [h]nyi woawo [h] kp. 2.
ŋutɔ ḍokui, eye wogbe nye alẽ-
wo nyinyi la, 9 eyata mi lãkplɔ-
viwo, mise Yehowa ƒe nya! 10
Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Kpɔ
ḍa, maƒo ḍe lãkplɔviawo dzi, eye
mabia nye alẽwo tso wo si me,
mana be, womagakpɔ nye alẽwo [i] 37, 24; Yoh. 10, 12–16.
dzi azɔ o, eye lãkplɔviawo maga- [k] Yer. 30, 9; Hos. 3, 5.
nyi woawo ŋutɔ ḍokui azɔ o, maḍe
nye alẽwo le ve me na wo, be
womaganye nuḍuḍu na wo azɔ o.

**Afetɔ la ŋutɔ akpɔ eƒe alẽha la dzi.**

11 Elabena ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ḍa, meli madi nye
alẽwo, eye malé ŋku ḍe wo ŋu. [l] 37, 26.
12 Alesi [n]lãkplɔvi ḍea ŋku ḍe eƒe [n] Lu. 15, 4.
lãhawo le gbesigbe wòle eƒe alẽ,
siwo ka hlẽ dome la, nenema ma-
ḍe ŋku ḍe nye alẽwo, eye madi
wo aƒo ƒu tso teƒe, siwo katã woka
hlẽ ḍo le blukɔ kple tsizidogbe
la. 13 Makplɔ wo tso dukɔwo
dome, eye maƒo wo nu ƒu tso anyi-
gbawo dzi, makplɔ wo ava woƒe
anyigba dzi, eye manyi wo le Is-
rael ƒe towo dzi kple bali wo me
kpakple anyigba la ƒe amenɔƒewo
katã. 14 Manyi wo le [a]lãnyiƒe
nyuiwo, eye woƒe gbeḍuƒe anɔ
Israel ƒe to kɔkɔwo ta me; afima
woatsyɔ akɔ ḍo le gbeḍuƒe nyui-
wo, eye lãnyiƒe damawo anɔ wo
si le Israel-towo dzi. 15 Nye ŋutɔ
manyi nye alẽwo, eye mana woa-
tsyɔ akɔ anyi ḍi, Afetɔ Yehowa
ye gblɔe. 16 Madi esiwo bu, eye
makplɔ esiwo ka hlẽ la agbɔe,
mabla abi na esiwo ŋe ata, eye
mado ŋusẽ esiwo ƒe lãme gblẽ,
makpɔ esiwo da ami, kple esiwo
ƒe lãme sẽ la ta, eye manyi wo,
abe alesi dze ene.
17 Mi, nye lãhawo, ale Afetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Kpɔ ḍa, [f]madrɔ̃ ʋɔ-
nu le alẽ kple alẽ dome, le agbo
kple gbɔ̃tsu dome. 18 Esi miele gbe
ḍum le lãnyiƒe nyui la, nu tsɛ
ko wònye na mi, hafi mienyã avuzi
le miaƒe gbe mamlea dzia? Eye
esi miele tsi zɔzrɔ̃e nom la, nu
tsɛ ko wònye na mi, hafi mietsɔ
afɔ blu mamlea, 19 ne nye alẽwo
naḍu nusi dzi mienyã avuzi le,
eye woano nusi mieblu kple afɔa?
20 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Kpɔ ḍa, meli, eye madrɔ̃ ʋɔnu
le alẽ dami kple alẽ ḍiku dome.
21 Esi mietsɔ axadame kple abɔ-
gba mimi lã kudɔeawo katã ḍo,
eye mietu dzo wo, vaseḍe esime
mienyã wo do goe la, 22 eyata
maxɔ na nye alẽwo, eye woma-
ganye nuhaha azɔ o, eye madrɔ̃
ʋɔnu le alẽ kple alẽ dome.

**Kplɔla, si ado go tso Dawid ƒe me ŋugbedodo.**

23 Maḍo [i]kplɔla ḍeka kolia, si
nye nye [k]dɔla Dawid la, wo nu,
ne wòanyi wo; eya anyi wo, eye
wòanye kplɔla na wo. 24 Nye
Yehowa manye Mawu na wo, eye
nye dɔla Dawid anye amegã le
wo dome; nye Yehowa ye gblɔe.
25 Mabla [l]ŋutifafa ƒe nu kpli wo,
eye matsrɔ̃ lã vɔ̃ḍiwo ḍa le anyi-
gba dzi, ne woanɔ gbegbe aḍe
dzi ḍi, eye woatsi avewo me adɔ.
26 Mayra woawo kple nye togbɛ
ƒe nutowo me, eye mana tsi na-
dza ḍe edzayi, yayra ƒe tsi wòa-
nye. 27 Gbemeti atse ku, anyi-
gba awɔ nu, eye woanɔ woƒe anyi-
gba dzi aḍe dzi ḍi, ne woadze sii
be, nyee nye Yehowa, ne meŋe

wofe kɔkuti, eye mede wo tso
amesiwo wonye kluvi na la si me.
28 Womaganye nuhaha na dukɔ-
wo azɔ o, gbemelã magadu wo o,
eye woanɔ anyi ade dzi di, amea
deke mado vodi na wo o. 29 Ma-
na nudodo namie na wo ade ŋkɔ
wo ŋu, ne dɔwuame magatsrɔ̃ wo
da le anyigba dzi azɔ o, eye du-
kɔwo magado ŋukpe wo azɔ o.[a]
30 Eye woadze sii be, nye Ye-
howa, [b]wofe Mawu la, meli kpli
wo, eye woawo, Israel fe afe la,
wonye nye dukɔ, Afetɔ Yehowa
ye gblɔe! 31 Ke miawoe nye
nye alẽwo, [e]mi amegbetɔwoe nye
nye lãnyife fe alẽwo la, eye
nyee nye mia Mawu; Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe!

Nyagblodi le Edom ŋuti.

35. Eye Yehowa fe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ mo [f]de
Seir-to la, eye nagblɔ nya di de
eŋu 3 gblɔ nɛ bena: Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Seir-to, mele
fofo ge de dziwò, mado nye asi
da de ŋuwo, eye matsɔ wò awɔ
gbegbe kple afedoe. 4 Mado afe-
do wò duwo, eye wò ŋutɔ azu
gbegbe, ne nadze sii be, nyee nye
Yehowa. 5 Esi nèlé fu ame dika-
dika, eye nètsɔ Israel-viwo de
asi na yi le dzɔgbevɔ̃eyi kple
vodadawo fe nuwuwu la, 6 eyata
ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Metà
dokuinye fe agbe: Ne nyematsɔ
wò awɔ ʋui, eye ʋu nati yowò-
me o fi! [i]Ʋuhlɔ̃e nèdo, eyata ʋu
ati yowòme! 7 Matsɔ Seir-to la
awɔ afedo kple gbegbee, eye ma-
tsrɔ̃ amesiwo vana kple amesiwo
dzona la da le edzi. 8 Matsɔ wò
ame tsiaʋawo ayɔ wò towo dzii,
eye amesiwo woda yii la, atsi wò
togbɛwo dzi, wò baliwo me kple
wò gbadzafewo katã. 9 Matsɔ wò
awɔ gbegbee dikaa, eye wò du-
wo atsi anyi afedoe, ne miadze
sii be, nyee nye Yehowa.
10 Esi nèle gbɔgblɔm be, dukɔ
eve mawo kple anyigba eve ma-
wo anye ye tɔ, eye yewoe axɔe
wòanye yewo tɔ, evɔ wònye
Yehowa nɔ afima kpɔ hafi la,
11 eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Metà dokuinye fe agbe: Ma-
wɔ nu kpli wò de wò dɔme-

dzoe kple wò ŋuʋaʋã nu, abe
alesi nèlé fu wo wɔ ene, eye
made dokuinye afia le wo dome,
ne medrɔ̃ ʋɔnu wò. 12 Eye nadze
sii be, nye Yehowa mese wò di-
ŋudonya, siwo katã nègblɔ de Is-
rael fe towo ŋu bena: „Wozu gbe-
gbe, miawoe wotsɔe na, be mia-
du." 13 Mietsɔ miafe nuwo fo
adegbe de ŋunye, eye miedudu
nya fo di bababa de ŋunye mese.
14 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Matsɔ wò awɔ gbegbee, ne dzi
nadzɔ anyigba blibo la. 15 Alesi
nèkpɔ [d]dzidzɔ de Israel fe afe la
fe anyigba ŋu be, ezu gbegbe la,
nenema ke mawɔ wòe; Seir-to
kple Edom blibo la azu gbegbe,
ne woadze sii be, nyee nye Ye-
howa.

Israel dede.

36. Wò amevi, gblɔ nya di de
Israel-towo ŋu gblɔ bena:
Mi Israel-towo, mise Yehowa fe
nya![g] 2 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Esi futɔ la le [h]ehẽ dom de
mia ŋu be, blematowo zu yewo
tɔ la, 3 eyata gblɔ nya di gblɔ
bena: Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Esi wogblẽ mi, eye wole tsyo dam
de mia ŋu le goawo katã me, ne
miazu dukɔ susɔeawo tɔ, eye ame-
wo le nu fom le mia ŋu hele adedi
fom mi la, 4 eyata mi Israel-to-
wo, mise Afetɔ Yehowa fe nya!
Ale Afetɔ Yehowa gblɔ de towo
kple togbɛwo, balimewo kple gba-
dzafewo, glikpo gbagbãwo kple
du fufluwo, siwo zu nuhaha kple
alɔmedenu na dukɔwo fe mamleа-
wo godoo la ŋu enye si: 5 Afetɔ
Yehowa be: Matsɔ nye ŋuʋaʋã
fe dzobibi afo nu kple dukɔwo
fe susɔea kpakple [k]Edom blibo
la, amesiwo tsɔ nye anyigba wɔ
wo dokui tɔe, wofe dzi le nu kom
nyrenyrenyre, eye wole alɔme
dem, le esi wotsɔe na wòzu nu-
haha la ta. 6 Eyata gblɔ nya di
de Israel-nyigba ŋu, eye nagblɔ
na towo kple togbɛwo, balimewo
kple gbadzafewo bena: Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Kpɔ da, mefo
nu le nye ŋuʋaʋã kple nye dzi-
ku me bena: Esi mietsɔ dukɔwo
fe ŋukpedoame la, 7 eyata ale
Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Mekɔ nye
asi dzi heka atam be: Dukɔ, siwo

[a] 36, 30.
[b] 11, 20.
[d] 25,3; Ps.137,7.
[e] Ps. 100, 3.
[f] 25, 8. 12.
[g] 6, 2.
[h] 25, 2.
[i] Nyad.16,5.6.
[k] 25, 15.

ɖe to ɖe mi godoo la, atsɔ woa-
wo ŋutɔ ƒe ŋukpe!
8 Ke mi Israel-towo, mide ama,
eye mitse ku na nye dukɔ Israel,
elabena woƒe gbɔgbɔɣi tu aƒe.
9 Elabena kpɔ ɖa, mele mia gbɔ,
eye matrɔ ɖe mia ŋu, woade agble
ɖe mia dzi, eye woaƒã nu ɖe mia
dzi! 10 Mana Israel ƒe aƒe blibo
la ƒe amewo nasɔ gbɔ ɖe mia
dzi, amewo anɔ duwo me, eye
woaɖo gli gbagbãwo. 11 Mana
[d]amegbetɔwo kple lãwo nasɔ gbɔ
ɖe mia dzi, woakeke ta, eye woa-
dzi; mana ame nanɔ mia dzi abe
tsã ene, eye mawɔ nyui na mi
wu tsã, ne miadze sii be, nyee
nye Yehowa. 12 Mana amegbe-
tɔwo, nye dukɔ Israel, nazɔ mia
dzi, woaxɔ wò, eye nazu woƒe
domenyinu, eye màgaɖe vi le wo
ŋu azɔ o. 13 Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Esi wole gbɔgblɔm na
mi be, amelãɖula nènye, eye nèɖe
vi le wò ŋutɔ wò dukɔ ŋu la, 14
eyata màgaɖu amelã azɔ o, eye
màgaɖe vi le wò dukɔ ŋu azɔ o,
Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe. 15 Nye-
mana nagase dukɔwo ƒe vlodoa-
me azɔ o, màgatsɔ dukɔwo ƒe ŋu-
kpedoame azɔ o, eye màgaɖe vi
le wò dukɔ ŋu azɔ o, Aƒetɔ Ye-
howa ye gblɔe.

Dzi yeye ŋugbedodo.

16 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 17 Amevi, esi Israel ƒe aƒe
la nɔ woƒe anyigba dzi la, wotsɔ
woƒe zɔzɔme kple woƒe nuwɔna-
wo [k]do gui; woƒe zɔzɔ le ŋkunye
me abe nyɔnu kpɔdzinu ƒe ʋu
ene. 18 Eyata metrɔ nye dziku
ƒo ɖe wo dzi le ʋu, si wokɔ ɖe
anyigba dzi, kple woƒe legba, si-
wo wotsɔ gblẽ kɔ ɖo nɛ la ta.
19 Mekaka wo ɖe dukɔwo dome,
eye mehlẽ wo ɖe anyigbawo dzi;
woƒe zɔzɔme kple woƒe nuwɔna-
wo nue medrɔ̃ ʋɔnu wo ɖo. 20
Eye esi wova dukɔwo dome la,
wodo [o]gu nye ŋkɔ kɔkɔe la le
afisiafi, si woyi, ale be wole gbɔ-
gblɔm le wo ŋu bena: „Yehowa
ƒe dukɔe nye esia, eye eƒe anyi-
gba dzi woʋu tso." 21 Tete [p]wò-
vem le nye ŋkɔ kɔkɔe, si Israel-
viwo do gui le dukɔwo dome, afisi
woyi la ta. 22 Eyata gblɔ na
Israel ƒe aƒe la bena: Ale Aƒetɔ
Yehowa gblɔ esi: Israel ƒe aƒe,

[a] Ps. 115, 1; Yer. 14, 7.
[b] 37, 28.
[d] kp. 38.
[e] Zax. 13, 1; Heb. 10, 22.
[f] 11, 19.
[g] 37, 24; 39, 29; Yes. 44, 3.
[h] 11, 20.
[i] Yoel 2, 17. 19.
[k] Mo. III. 18, 25. 28.
[l] 16, 61. 63.
[n] kp. 22.
[o] Yes. 52, 5.
[p] 20, 9.

menye mia ta mele ewɔm ɖo o,
ke boŋ [a]nye ŋkɔ kɔkɔe, si miedo
gui le dukɔwo dome, afisi mieyi
la tae. 23 Eye makɔ nye ŋkɔ gã,
si wodo gui le dukɔwo dome, esi
miawo miedo gui le wo dome la
ŋuti, eye [b]dukɔwo adze sii bena,
nyee nye Yehowa, ne mekɔ ɖo-
kuinye ŋu le wo ŋku me ɖe mia
ŋuti, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe. 24
Makplɔ mi atso dukɔwo dome, eye
maƒo mia nu ƒu atso anyigbawo
katã dzi ahakplɔ mi ava miaƒe
anyigba dzii. 25 Mahlẽ [e]tsi dza-
dzɛ ɖe mia ŋu, ne miaƒe nu makɔ-
makɔwo katã nadi le mia ŋu, eye
maklɔ miaƒe legbawo katã ɖa le
mia ŋu. 26 Mana [f]dzi yeye mi,
eye made gbɔgbɔ yeye mia me,
maɖe kpedzi la le miaƒe dɔ me,
eye mana lãkusidzi mi. 27 Made
nye gbɔgbɔ mia me, eye mana
be, miazɔ ɖe nye ɖoɖowo kple nye
sewo nu, ne mialé wo me ɖe asi
ahawɔ wo dzi.[g] 28 Eye mianɔ anyi-
gba, si metsɔ na mia fofowo la
dzi, mianye [h]dukɔ nam, eye ma-
nye mia Mawu. 29 Maɖe mi
atso miaƒe nu makɔmakɔwo katã
me; mayɔ bli vɛ, mana wòasɔ gbɔ,
eye nyemahe dɔwuame ava mia
dzi o. 30 Mana atikutsetsewo kple
agble me nukuwo nasɔ gbɔ, ne mia-
gahe dukɔwo ƒe vlodoame ava mia
ɖokui dzi le dɔwuame ta azɔ o.[i]
31 Miaɖo ŋu miaƒe zɔzɔme vɔ̃dia-
wo kple miaƒe nuwɔna manyo-
manyoawo, eye miava ŋu nyɔ ge
na mia ŋutɔwo mia ɖokui le miaƒe
vodadawo kple miaƒe ŋunyɔnuwo
ta.[l] 32 Aƒetɔ Yehowa be: [n]Menye
mia tae mele ewɔm ɖo o, minyae
loo! Israel ƒe aƒe, ŋu nekpe mi,
eye miaƒe mo netsi dã le miaƒe
zɔzɔme ta!

Anyigba nyui la ŋugbedodo.

33 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Gbesigbe makɔ mia ŋu tso miaƒe
vodadawo katã me la, mana ame
nanɔ duawo me, eye woagaɖo gli
gbagbãwo. 34 Woade anyigba, si
nye gbegbe la, ɖe esi wònye gbe-
gbe le amesiwo katã va tsoa eme
yina ŋku me la teƒe; 35 eye woa-
gblɔ bena: „Anyigba, si nye gbe-
gbe tsã la, zu abe Eden-bɔ ene,
ame le du, siwo nye aƒedo kple
gbegbe, eye wogbã wo ƒu anyi
tsã la me, eye wozu du sesẽwo."

36 Eye dukɔ mamlea, siwo ƒo xlã
mi godoo la, adze sii bena, nye
Yehowa ye tso du, siwo wogbã
ƒu anyi, eye mede anyigba, si nye
gbegbe la; [a]nye Yehowa ye ƒo [a] 17, 24.
nu, eye mawɔ edzi hã. 37 Ale
Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Mana Is-
rael ƒe aƒe la naɖe kuku nam ɖe
esia hã ta, eye mawɔe na wo:
Mana woƒe amewo nasɔ gbɔ abe
[b]alẽwo ene. 38 Alesi alẽ, siwo [b] Mi. 2, 12.
ŋu wokɔ, kple alesi alẽ nɔa Ye-
rusalem le ŋkekenyuieɖuɣii la,
nenema amehawo ayɔ du ɖi aƒedo
la mee, eye woadze sii be, nyee
nye Yehowa.

Israel ƒe tsitretsitsi.

37. Eye Yehowa ƒe asi va dzi-
nye, eye wòtsɔ Yehowa ƒe
gbɔgbɔ kplɔm yi ɖada ɖe tagba,
si yɔ fũ kple ameƒuwo. 2 Ekplɔm
to wo ŋui godoo, kpɔ ɖa, wosɔ gbɔ
le tagba la fũ, eye woƒu kpla-
kplakpla. 3 Tete wògblɔ nam be:
Amevi, ɖe ƒu siawo agagbɔ
agbea? Meɖo ŋu bena: Afetɔ
Yehowa, wò ŋutɔ ènyae! 4 Eye
wògblɔ nam bena: Gblɔ nya ɖi [d] 4, 1.
ɖe ƒu siawo ŋu gblɔ na wo bena:
Mi ƒu ƒuƒuwo, mise Yehowa ƒe
nya! 5 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ
na ƒu siawo enye si: Made [e]gbɔ- [e] Ps. 104, 30.
gbɔ mia me, ne miagbɔ agbe. 6
Made lãmeka mia ŋu, eye mana
lã naɖo mia ŋu; mafa agbalẽ ɖe
mia ŋu, eye made gbɔgbɔ mia me,
be miagbɔ agbe, ne miadze sii
be, nyee nye Yehowa.[f] 7 Eye [f] Yes. 26, 19.
[g]megblɔ nya ɖi, abe alesi wode [g] kp. 10.
se nam ene. Esi megblɔ nya ɖi
la, hoowɔwɔ le ɖiɖim, ƒuawo le
kpekpem ɖe wo nɔewo nu, eye
wo dome ɖesiaɖe va nɔvia gbɔ.
8 Eye meɖo ŋku anyi hekpɔ [h] 36, 24.
bena, lãmeka ɖo wo ŋu, lã ɖo wo
ŋu, eye agbalẽ fa ɖe edzi, ke
gbɔgbɔ mekpɔ ɖo wo me haɖe o.
9 Tete wògblɔ nam bena: Gblɔ [i] Yes. 11, 12. 13; Hos. 2, 2; Yer. 3, 18.
nya ɖi do ɖe gbɔgbɔ, amevi, gblɔ
nya ɖi, eye nagblɔ na gbɔgbɔ
bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Gbɔgbɔ tso ya eneawo gbɔ nava
agbɔ ɖe ame kuku siawo me, ne
woagbɔ agbe! 10 Eye megblɔ
nya ɖi, abe alesi wode se nam la
ene. Tete gbɔgbɔ va ɖo wo me,
eye wogbɔ agbe hetso ɖe woƒe
afɔwo dzi, aʋakɔ gã nyadria ɖe
wonye. 11 Eye wògblɔ nam bena:
Ƒu siawo nye Israel ƒe aƒe blibo
la! Kpɔ ɖa, wole gbɔgblɔm be:
„Tsi no le míaƒe ƒuwo me, míaƒe
mɔkpɔkpɔ nu yi, eye miebu!“ 12
Eyata gblɔ nya ɖi nagblɔ na wo
bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Nye dukɔ, kpɔ ɖa, mele miaƒe
yɔdowo ʋu ge, mana miado atso
miaƒe yɔdowo me, eye makplɔ mi
ayi miaƒe anyigba dzi. 13 Nye
dukɔ, miadze sii be, nyee nye
Yehowa, ne meʋu miaƒe yɔdowo,
eye mena miedo tso miaƒe yɔdo-
wo me. 14 Made nye gbɔgbɔ mia
me, ne miagbɔ agbe, eye makplɔ
mi aɖo miaƒe anyigba dzi, ne mia-
dze sii be, nyee nye Yehowa. Ye-
howa be: Nyee gblɔe, eye ma-
wɔe hã.

Israel dzadzrado.

15 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 16 Amevi, tsɔ ati naŋlɔ nu
ɖe edzi be: „Yuda kple Israel-
vi, siwo wɔ ɖeka kplii la tɔe.“
Eye gatsɔ ati bubu naŋlɔ nu ɖe
edzi bena: „Yosef, si nye Efrayim
ƒe ati, kple Israel ƒe aƒe blibo, si
wɔ ɖeka kplii la tɔe.“[d] 17 Eye
natsiã wo ɖe wo nɔewo nu, ne
woanye ati ɖeka anɔ asiwò me.
18 Eye ne mia deviwo gblɔ na
wò bena: Gblɔ gɔme, si le eme
na wò na yewo la, 19 ekema gblɔ
na wo bena: Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Kpɔ ɖa, matsɔ Yosef ƒe
ati, si le Efrayim si, kple Israel-to,
siwo wɔ ɖeka kplii la, atsiã ɖe
Yuda ƒe ati nu, eye matsɔ wo
awɔ ɖekae, ne woanye ati ɖeka
anɔ asinye me. 20 Lé ati, siwo
dzi nèŋlɔ nu ɖo la, ɖe asi le wo
ŋku me, 21 eye nagblɔ na wo
bena: Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, [h]maɖakplɔ Israel-viwo
atso dukɔwo dome, afisi woʋu
yi, eye maƒo wo nu ƒu atso goa-
wo katã me ava woƒe anyigba dzi.
22 Matsɔ wo awɔ [i]dukɔ ɖekae ɖe
anyigba dzi le Israel-towo dzi,
eye fia ɖeka anye wo katã ƒe fia,
womaganye dukɔ eve azɔ o, eye
womagamã ɖe fiaɖuƒe eve me azɔ
o. 23 Womagatsɔ woƒe legbawo
kple woƒe ŋunyɔnuwo kpakple
woƒe dzidadawo katã aglẽ kɔ ɖo
na wo ɖokui azɔ o, maɖe wo tso
woƒe dzidada, siwo katã wotsɔ wɔ
nuvɔ̃e la me, eye makɔ wo ŋu,

ne woanye [a]nye dukɔ, eye ma-
nye Mawu na wo. 24 Nye [b]dɔla
Dawid anye fia ɖe wo nu, eye
kplɔla ɖeka anɔ wo katã si, [d]woa-
zɔ ɖe nye sewo nu, eye woalé
nye ɖoɖowo me ɖe asi ahawɔ wo
dzi. 25 Woanɔ anyigba, si dzi
wo fofowo nɔ, eye metsɔ na nye
dɔla Yakob la dzi, woawo kple
wo viwo kpakple wo viwo ƒe viwo
anɔ edzi tegbee, eye nye dɔla Da-
wid anye amegã ɖe wo nu tegbee.
26 Mabla [f]ŋutifafa ƒe nu kpli wo,
nubabla mavɔ wòanye na wo,
malé wo ɖe te, madzi wo ɖe dzi,
eye mali nye kɔkɔeƒe la ɖe wo
dome tegbee. 27 Nye nɔƒe anɔ
wo dome, manye woƒe Mawu, eye
woawo anye nye dukɔ. 28 Eye
[h]dukɔwo adze sii be, nye Yeho-
wa ye kɔ Israel ŋu, ne nye kɔ-
kɔeƒe la le wo dome tegbee.

Nyagblɔɖi le Gog ƒe anyigba la dzidzedze kple eƒe sisi ŋuti.

38. Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 2 Amevi, trɔ mo ɖe
[i]Gog ŋu le Magog-nyigba dzi,
amesi nye amegã le Ros, [k]Mesex
kple Tubal, eye nagblɔ nya ɖi ɖe
eŋu 3 gblɔ bena: Ale Aƒetɔ Ye-
howa gblɔ esi: Gog, mele ƒoƒo ge
ɖe dziwò, wò amesi nye amegã
le Ros, Mesex kple Tubal. 4 Ma-
ble nuwò, eye maɖe [l]ga alɔgo na
wò ahakplɔ mia kple wò aʋakɔ
blibo la, sɔwo kple sɔdolawo,
adzoe, wo katã woɖo atsyɔ̃, ameha
gã, si kpla akpoxɔnu gã kple via,
eye wo katã wolé yi ɖe asi. 5
Persia, Kus kple Put kpe ɖe wo
ŋu, akpoxɔnu kple gakuku le wo
katã si, 6 hekpe ɖe Gomer kple
eƒe aʋakɔ blibo la, Togarma ƒe
aƒe, si le anyiehe kekeake kple
eƒe aʋakɔ blibo la ŋu; du geɖe
kpe ɖe ŋuwò. 7 Dzra ɖokuiwò
ɖo, mia kple ameha, siwo katã
ƒo ƒu ɖe ŋuwò la, misu te, eye
nanye woƒe tatɔ.
8 Le ɣeyiɣi geɖe megbe la woa-
ɖe se na wò! Le ƒewo ƒe nuwu-
wu la àyi anyigba, si vo tso yi
si me la dzi, dukɔ, si woƒo ƒu tso
dukɔ geɖewo dome wole Israel-to,
siwo nye gbegbe eteƒe didi la
dzi, dukɔ, si wokplɔ tso dukɔwo
dome, eye wo katã woli ɖe dzi
ɖi. 9 Aho ava abe ahom ene, eye

[a] 36, 28.
[b] 34, 23.
[d] 36, 27.
[e] Zax. 2, 8.
[f] 34, 25; Yes. 54, 10.
[g] 5, 5.
[h] 36, 28.
[i] 39, 1; Nyad. 20, 8.
[k] 22, 26.
[l] 29, 4.
[m] Yes. 24, 21; 63, 6; Yoel 4, 2. 12; Zef. 3, 8.

àva abe alilikpo ene, ànyẽ atsyɔ
anyigba la, mia kple wò aʋakɔ
blibo la, eye dukɔ geɖewo akpe
ɖe ŋuwò.
10 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Gbemagbe la nu aɖo dzi me na
wò, eye àɖo tame vɔ̃ɖi 11 agblɔ
bena: Maho ɖe anyigba, si le
nuvo la ŋu, eye maƒo ɖe amesiwo
li bɔkɔɔ, eye woɖe dzi ɖi la dzi,
amesiwo li, eye [e]gli, gameti kple
agbo mele wo si o, 12 ne naha
nu, naɖe aboyo nu, eye nanyẽ wò
asi ɖe aƒedo, si me ame le, kple
dukɔ, si woƒo ƒu tso dukɔwo do-
me la dzi, amesiwo si lãwo kple
kesinɔnuwo le, eye wole anyigba
ƒe [g]ƒoƒoli nu. 13 Seba, Dedan kple
Tarsis ƒe asitsalawo kpakple woƒe
dzatawo katã agblɔ na wò be:
Ɖe nèva, be naha nu, eye ɖe nèƒo
wò amehawo nu ƒu, be naɖe aboyo
nu, nalɔ klosalo kple sika ahatsɔ
lãwo kple kesinɔnuwo adzoe, eye
naxa nu geɖewoa? 14 Eyata ame-
vi, gblɔ nya ɖi, eye nagblɔ na
Gog bena: Ale Aƒetɔ Yehowa
gblɔ esi: Ne nye dukɔ Israel li
heɖe dzi ɖi la, àho ɣemaɣi, 15
àtso nɔwòƒe le anyiehe kekeake
ava, eye dukɔ geɖe akpe ɖe ŋuwò,
wo katã woanɔ sɔ dzi, ameha gã
kple aʋakɔ dranyi wòanye; 16
eye àho ɖe nye dukɔ Israel ŋu,
ànyẽ atsyɔ ányigba la abe alili-
kpo ene; ŋkekeawo ƒe nuwuwu
wòava me; Gog, makplɔ wò aƒu
nye anyigba, ne dukɔwo nadze
sim, ne mekɔ ɖokuinye ŋu ɖe
ŋutiwò le wo ŋku me!
17 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Wòe nye amesi ŋu meƒo nu le le
blema-ŋkekewo me to nye dɔla
Israel ƒe nyagblɔɖilawo dzi, ame-
siwo gblɔ nya ɖi ɣemaɣi ƒe geɖe
be, wòe wole kpɔkplɔ ge ava ƒu
woa?" 18 Aƒetɔ Yehowa be: Ava
me le ɣemaɣi be, gbesigbe Gog
aho ɖe Israel-nyigba ŋu la, nye
dɔmedzoe aɖe dzi le nye ŋɔti me.
19 Nye ŋuʋaʋã kple nye dziku
ƒe dzo mee meƒo nu le be, ɣe-
maɣi la anyigbaʋuʋu gãa ɖe le
Israel-nyigba dzi nɔ ge. 20 Ƒu-
melãwo kple dziƒoxewo, gbeme-
lãwo kple nutata, siwo katã tana
le anyigba dzi, kpakple amegbetɔ,
siwo katã le anyigba dzi la, adzo
kpekpekpe le ŋkunye me, towo

aŋe adze eme, agakpewo amũ,
eye gliwo katã amũ adze anyi.
21 Afetɔ Yehowa be: Mayɔ yi ɖe
eŋu le nye towo katã dzi, eye
amesiame atsɔ yi ɖe ehavi ŋu.
22 Matsɔ dɔvɔ̃ kple ʋu, tsidzadza
gãwo kple tsikpewo adrɔ̃ ʋɔnui,
eye mana dzo kple aŋɔ [a]nadza (a Nyad. 20, 9.)
ɖe eya kple efe aʋakɔ kpakple
dukɔ geɖe, siwo kpe ɖe eŋu la
dzi. 23 Mado gã ɖokuinye, makɔ
ɖokuinye ŋu, eye maɖe ɖokuinye
afia le dukɔ geɖewo ŋku me, ne
[b]woadze sii be, nyee nye Ye- (b 29, 6.)
howa.

Nyagblɔɖi le Gog fe tsɔtsrɔ̃ ŋuti.

39. Amevi, gblɔ nya ɖi ɖe [d]Gog (d 38, 2.)
ŋu, nagblɔ bena: Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Gog, kpɔ ɖa,
mele fofo ge ɖe dziwò, wò amesi
nye amegã le Ros, Mesex kple
Tubal! 2 Mable nuwò, eye malé
wò alɔnu akplɔ wò atso anyiehe
kekeake ava Israel-towo dzi. 3
Mafo dati da le mia na wò, eye
wò aŋutrɔwo age le ɖusi na wò. (e Nyad. 19, 17. 18.)
4 Mia kple wò aʋakɔ blibo la
kple dukɔ, siwo katã kpe ɖe ŋu-
wò la, miatsi Israel-towo dzi; eye
[f]matsɔ wò ana xe fonuwo, lã, (f kp. 17.)
siwo katã to aʋala, kple gbeme-
lãwo, ne woaɖu. 5 Afetɔ Yeho-
wa be: Dogba dzi natsi, elabena
nyee gblɔe. 6 Maɖo dzo ɖe Ma-
gog kple amesiwo le fukpowo
dzi bɔkɔɔ la dome, ne woadze sii
be, nyee nye Yehowa. 7 Maɖe
nye ŋkɔ kɔkɔe la afia le nye dukɔ
Israel dome, eye nyemana woa-
gado gu nye ŋkɔ kɔkɔe la azɔ o,
ne dukɔwo nadze sii be, nye Ye-
howa ye nye kɔkɔetɔ le Israel.
8 Afetɔ Yehowa be: Kpɔ ɖa,
egbɔna, eye wòle eme va ge;
esia nye ŋkeke, si ŋu mefo nu le.
9 Eye Israel-duwo me tɔwo ado
ayi aɖado dzo, eye woatsɔ aʋa-
wɔnuwo, [g]akpoxɔnu gã kple via, (g Ps. 46, 10.)
datiwo kple aŋutrɔwo, kpowo kple
akplɔwo ade dzo; woatsɔ wo ado
dzoe fe adre sɔŋ. 10 Womatsɔ
nake atso gbe me vɛ o, eye wo-
mafɔe le avewo me hã o, ke boŋ
aʋawɔnuwo woatsɔ ado dzoe; (h Yer. 54, 8.)
woada adzo amesiwo da adzo wo,
eye woaha wo halawo, Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe. 11 Xemaɣi la
mana tefea ɖe Gog ɖe Israel-nyi-
gba dzi, si nye Abarim-bali me la
le atsiafu fe ɣedzefe gome; woa-
xe Abarim-bali la fe mɔ, eye afi-
ma woaɖi Gog kple efe amehawo
katã ɖo, eye woayɔe be „Gog fe
amehawo fe balime“. 12 Israel fe
afe la aɖi wo dzinu adre sɔŋ, ne
woakɔ anyigba la ŋu. 13 Dukɔ
hahoo la aɖi wo, eye woaxɔ ŋkɔ
le gbesigbe meɖe bubu ɖokuinye
ŋu, Afetɔ Yehowa ye gblɔe. 14
Woaɖe amewo, ne woanɔ tsatsam
le anyigba dzi ɖaa, ne woaɖi ame-
siwo gakpɔtɔ ɖe anyigba la dzi,
be woakɔ eŋu; le dzinu adre me-
gbe la woagadzro eme akpɔ. 15
Eye ne amesiwo le tsatsam le anyi-
gba dzi la dometɔ ɖeka kpɔ ame-
fua ɖe la, aɖe dzesi egbɔ, vaseɖe
esime ameɖilawo natsɔe aɖi ɖe
Gog fe amehawo fe balime. 16
Afima woaɖi amehawo ɖo, eye
woakɔ anyigba la ŋu.
17 Amevi, ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Gblɔ na xe fomevi vo-
vovowo katã kpakple gbemelãwo
katã bena: [e]Mifo ta kpli, eye mifo
mia ɖokui nu fu tso goawo katã
me, ne miava nye vɔsa ŋkekenyuie,
si ɖu ge mala na mi la ɖufe,
aglotutu gã wònye le Israel-towo
dzi, eye miaɖu lã ano ʋu. 18 Mia-
ɖu kalẽtɔwo fe lã, eye miano anyi-
gba dzi amegãwo fe ʋu hekpe ɖe
agbowo, alẽviwo, gbɔ̃tsuwo kple
nyitsuwo ŋu, wo katã lã damiwo
wonye tso Basan, 19 eye miaɖu
nye vɔsalã, si mewu na mi la fe
ami wòaɖi fo na mi, eye miano
efe ʋu wòamu mi. 20 Eye mia-
ɖu sɔwo kple sɔdolawo, kalẽtɔwo
kple aʋawɔla fomevi vovovowo
aɖi fo le nye kplɔ̃ ŋu, Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe. 21 Matsɔ nye
ŋutikɔkɔe aɖo dukɔwo dome, eye
dukɔwo katã akpɔ nye ʋɔnu, si
medrɔ̃, kple nye asi, si metsɔ ɖo
wo dzi. 22 Israel fe afe la adze
sii bena, nye Yehowa ye nye
wofe Mawu tso gbemagbe heyii.
23 Eye dukɔwo nadze si be, Israel
fe afe la fe vodadawo ta wonyã
wo de gbe ɖo; le esi wotrɔ ʋu
le yonyeme ŋuti la, eyata meɣla
nye [h]ŋku me ɖe wo, eye metsɔ
wo de asi na wofe ketɔwo, be
wo katã wotsi yi nu. 24 Mewɔ
na wo le kɔ, si wogblẽ ɖo na wo

ɖokui kple wofe dzidadawo nu,
eye meɣla nye ŋku me ɖe wo.

Israel agatrɔ gbɔ.

25 Eyata ale Afetɔ Yehowa
gblɔ esi: Azɔ maɖo Yakob te,
makpɔ nublanui na Israel fe afe
blibo la, eye maʋã ŋu ɖe nye
ŋkɔ kɔkɔe la nu.[a] 26 Eye woaŋlɔ
wofe ŋukpewo katã kple go, siwo
katã wodze ɖe ŋunye la be, nenye
be, wogale wofe anyigba dzi bɔkɔɔ,
eye amea ɖeke medoa vɔvɔ̃ na
wo o. 27 Ne mekplɔ wo gbɔe
tso dukɔwo dome, eye mefo wo
nu fu tso wofe futɔwo fe anyigba
dzi la, makɔ ɖokuinye ŋu ɖe wo
ŋuti le dukɔ geɖewo ŋku me. 28
Eye woadze sii be, nye Yehowa
ye nye wofe Mawu, esi mena
woɖe aboyo wo yi dukɔwo dome,
eye megafo wo nu fu ɖe wofe
anyigba dzi, eye nyemegblẽ wo
dometɔa ɖeke ɖe afima o ŋuti.
29 Eye nyemagaɣla nye ŋku me
ɖe wo azɔ o, le esi [b]metrɔ nye
gbɔgbɔ kɔ ɖe Israel fe afe la
dzi ta, Afetɔ Yehowa ye gblɔe.

Ŋutega kpɔkpɔ le gbedoxɔ yeyea ŋuti. Gbedoxɔ la fe xɔxɔnuwo, agboawo kple akpatawo.

40. [d]Le aboyoɖeɖe mí fe fe
blave vɔ atɔ̃lia fe gɔmedze-
dzea me, le dzinu la fe ŋkeke
ewolia dzi, le esi wosi du la fe
wuiene megbe la, ŋkeke ma dzi
tututu Yehowa fe asi va dzinye,
eye wòkplɔm yi afimae. 2 Ekɔm
le Mawu fe ŋutega me va dro ɖe
to kɔkɔ booa ɖe dzi le Israel-nyi-
gba dzi, eye wòle abe dua ɖee
wotso ɖe edzi le dziehe gome
ene. 3 Esi wòkplɔm va afimae
la, kpɔ ɖa, ŋutsua ɖe le tsi tre
ɖe agbo nu, efe nɔnɔme le abe
akɔbli ene, eye wòlé anazika gbe-
gbe kple [e]dzidzeti ɖe asi. 4 Eye
ŋutsu la gblɔ nam bena: Amevi,
[f]kpɔ nu kple ŋku, se nu kple to,
eye nalé ŋku ɖe nusiwo katã
mele fiawò ge la ŋu; elabena ɖe
wokplɔ wò va afisiae, be woafia
nu wò. Gblɔ nusiwo katã kpɔ
ge nala la, na Israel fe afe la.
5 Eye gli fo xlã xɔ la godoo
va kpe. Dzidzeti, si le ŋutsua
si la, le abɔklugui ade; abɔklugui
ɖeka tsɔ asi fe kekeme wu abɔ-
klugui hahoo tɔ. Eye wòdzidze
gli la, ekeke dzidzeti ɖeka, eye
wòkɔ dzidzeti ɖeka. 6 Eye wòyi
ɖe agbo, si dze ŋgɔ ɣedzefe gome
la nu, eflɔ efe atrakpuiwo, eye
wòdzidze agbo la fe agbalinu wò-
keke dzidzeti ɖeka, 7 eye xɔvi,
siwo le agbo la fe axawo kple
eve dzi fe ɖesiaɖe didi dzidzeti
ɖeka, eye wòkeke dzidzeti ɖeka.
Tefe, si le xɔviawo domee, le
abɔklugui atɔ̃, eye agbo metɔ
fe agbali, si xe ɖe agbo la fe
akpata ŋu, le dzidzeti ɖeka. 8 Eye
wòdzidze agbo la fe akpata, si
le eme gome wòle dzidzeti ɖeka.
9 Edzidze agbo la fe akpata wòle
abɔklugui enyi, eye efe domegli-
wo le abɔklugui eve; agbo la fe
akpata le eme go dzi. 10 Xɔvi
etɔ̃ le agbo, si dze ŋgɔ ɣedzefe
gome la fe akpa ɖeka, eye wo
ame etɔ̃ le akpa keme; dzidze
ɖeka li na wo ame etɔ̃awo katã,
eye dzidze ɖeka li na wofe dome-
gliawo le go si kple go keme me.
11 Edzidze agbo la fe mɔnu wò-
keke abɔklugui ewo, eye agbo la
me keke abɔklugui wuietɔ̃. 12
Adzrala le xɔviawo ŋgɔ do ɖe
ŋgɔgbe, abɔklugui ɖeka le afi kple
afime; xɔviawo le abɔklugui adea-
ɖe le afi kple afime. 13 Eye wò-
dzidze agbo la fe kekeme tso xɔ-
vi ɖeka megbe vaseɖe evelia me-
gbe wòle abɔklugui blave vɔ atɔ̃;
mɔnu dze ŋgɔ mɔnu. 14 Ewɔ akpa-
ta la wòle abɔklugui blave, eye
xɔxɔnu la va tɔ agbo la fe akpa-
ta le goawo katã me. 15 Tso
agbo gotatɔ nu vaseɖe akpata
fe agbo metɔ nu le abɔklugui
blaatɔ̃. 16 Fesre, siwo fe nugbɔ
keke ɖo ta eme lɔfo ɖe xɔviawo
kple wofe domegliwo gbɔ la, le
agbo la ŋu godoo va kpe, alea
fesrewo fo xlã akpata la hãe, eye
wota detiwo ɖe domegliawo ŋu.
17 Eye wòkplɔm yi xɔxɔnu ego-
dotɔ, kpɔ ɖa, xɔviwo le xɔxɔnu
la, eye wotsɔ kpe srã anyigbae
godoo va kpe; xɔviawo le blaetɔ̃,
eye wotsɔ kpe srã wo nui. 18
Kpenyigba le agbo la fe axawo
dzi ɖe agbo la fe didime nu; esia
nye kpenyigba anyigbe gometɔ.
19 Eye wòdzidze kekeme, si tso
anyigbe-gbo la nu, le eme gome
vaseɖe xɔxɔnu metɔ nu wòle
abɔklugui alafa ɖeka, alea wòle

[a] 16, 53–63.
[b] 36, 26. 27; Yes. 44, 3.
[d] kpɔ Fia. 1. 6.
[e] 47, 3; Zax. 2, 5; Nyad. 21, 15.
[f] 44, 5.

le ɣedzeƒe kple anyiehe hã. 20
Eye wòdzidze agbo, si le anyiehe
gome le xɔxɔnu kɔtoetɔ ŋu la ƒe
didime kple kekeme. 21 Xɔvi
etɔ̃ le eƒe axa ɖeka, eye wo ame
etɔ̃ le axa evelia, eƒe domegliwo
kple akpata la ƒe dzidzeme sɔ
kple agbo gbãtɔ tɔ; edidi abɔ-
klugui blaatɔ̃, eye wòkeke abɔ-
klugui blave vɔ atɔ̃. 22 Eƒe fesre-
wo, eƒe akpata kple eƒe detiwo
ƒe dzidzeme sɔ kple agbo, si le
ɣedzeƒe gome la tɔ, atrakpuifɔflɔ
adre woliana vaa edzi, eye eƒe
akpata le eme lɔƒo. 23 Xɔxɔnu
metɔ ƒe agbo dze ŋgɔ agbo, siwo
le anyiehe kple ɣedzeƒe; eye wò-
dzidzee tso agbo ɖeka nu yi eve-
lia nu wòle abɔklugui alafa ɖeka.
24 Tete wòkplɔm yi dziehe gome,
eye kpɔ ɖa, agboa ɖe dze ŋgɔ
dziehe gome; eye wòdzidze eƒe
domegliwo kple eƒe akpata wòle
abe dzidzeme kemeawo ene. 25
Fesrewo le eya kple eƒe akpata
ŋu godoo va kpe abe fesre kemea-
wo ene; edidi abɔklugui blaatɔ̃,
eye wòkeke abɔklugui blave vɔ
atɔ̃. 26 Atrakpuifɔflɔ adre wo-
liana yia edzi, eƒe akpata le eme
gome, eye detiwo le eƒe dome-
gliwo ŋu le go si kple go keme
me. 27 Agbo le xɔxɔnu metɔ
ŋu ɖo ta dziehe gome, eye wò-
dzidzee tso agbo ɖeka nu yi eve-
lia nu le dziehe gome wòle abɔ-
klugui alafa ɖeka.
28 Tete wòkplɔm to dzigbegbo
la nu yi xɔxɔnu metɔ; eye wò-
dzidze dzigbegbo la abe dzidze-
me kemeawo ene. 29 Eƒe xɔviwo,
domegliwo kple eƒe akpata wole
abe dzidzeme kemeawo ene, eye
fesrewo le eya kple eƒe akpata
ŋu godoo va kpe; eƒe didime le
abɔklugui blaatɔ̃, eye wòkeke
abɔklugui blave vɔ atɔ̃. 30 Akpa-
tawo ƒo xlãe godoo va kpe, ɖesia-
ɖe didi abɔklugui blave vɔ atɔ̃,
eye wòkeke abɔklugui atɔ̃. 31
Eƒe akpata ɖo ta xɔxɔnu kɔtoetɔ
gbɔ, detiwo le eƒe sɔtiwo ŋu, eye
atrakpuifɔflɔ enyi woliana yia
edzi. 32 Eye wòkplɔm yi xɔxɔnu
metɔ le ɣedzeƒe gome, eye wò-
dzidze agbo la abe dzidzeme ke-
meawo ene. 33 Eƒe xɔviwo, do-
megliwo kple eƒe akpata le abe
dzidzeme kemeawo ene, fesrewo
le eya kple eƒe akpata ŋu godoo
va kpe; edidi abɔklugui blaatɔ̃,
eye wòkeke abɔklugui blave vɔ
atɔ̃. 34 Eƒe akpata ɖo ta xɔxɔnu
kɔtoetɔ gbɔ, detiwo le eƒe dome-
gliwo ŋu le go si kple go keme
me, eye atrakpuifɔflɔ enyi wolia-
na yia edzi. 35 Eye wòkplɔm yi
anyiehe-gbo la nu; edzidze 36
eƒe xɔviwo, domegliwo kple eƒe
akpata wòle abe dzidzeme kemea-
wo ene, eye fesrewo le eŋu go-
doo va kpe; edidi abɔklugui blaa-
tɔ̃, eye wòkeke abɔklugui blave
vɔ atɔ̃. 37 Eƒe akpata ɖo ta xɔ-
xɔnu kɔtoetɔ gbɔ, detiwo le eƒe
domegliwo ŋu le go si kple go
keme me, eye atrakpuifɔflɔ enyi
woliana yia edzi.
38 Eye xɔvia ɖe li, si ƒe ŋgɔ-
dze le agbo la ƒe domegliwo ŋu,
afima wokpalaa numevɔsalã le.
39 Kplɔ̃ eve le agbo la ƒe akpa-
ta ƒe go si me, eye eve le go
keme me, woawo dzi wowua nu-
mevɔsalã, nuvɔ̃vɔsalã kple fɔɖi-
vɔsalã le. 40 Ne woto agbo la
nu va la, kplɔ̃ eve le glia godo
le anyiehe gome, eye kplɔ̃ eve
le agbo la ƒe akpata ƒe gli evelia
godo. 41 Kplɔ̃ ene le agbo la
ƒe gli ƒe go si me, eye kplɔ̃ ene
le go keme me, wole kplɔ̃ enyi,
siwo dzi wowua lã le. 42 Eye
wotsɔ kpe fufuwo wɔ kplɔ̃ ene
ɖe numevɔsa ŋu, wodidi abɔklu-
gui ɖeka kple afã, wokeke abɔ-
klugui ɖeka kple afã, eye wokɔ
abɔklugui ɖeka, woawo dzi woa-
tsɔ hɛ, siwo wotsɔna wua nu-
mevɔsalã kple akpedavɔsalã la
ada ɖo. 43 Woɖo to na kplɔ̃awo
godoo va kpe wòkɔ asi ƒe kekeme
ɖeka, eye woawo dzi wodaa vɔ-
salãwo ɖo. 44 Eye wòkplɔm yi
agbo metɔ me, kpɔ ɖa, xɔvi eve le
xɔxɔnu metɔ la, ɖeka le anyiehe-
gbo ƒe axa dzi hetrɔ ŋgɔ dze dzie-
he gome, eye evelia le dziehe-gbo
ƒe axa dzi hetrɔ ŋgɔ dze anyiehe
gome. 45 Eye wògblɔ nam bena:
Xɔvi, si trɔ ŋgɔ dze dziehe gome
la, enye nunɔla, siwo le dɔ wɔm
le aƒea me la tɔ; 46 eye xɔvi,
si trɔ ŋgɔ dze anyiehe gome la,
enye nunɔla, siwo le dɔ wɔm le
vɔsamlekpuia ŋu la tɔ; woawo nye
[a]Zadok-viwo tso Lewi-viwo do-
me, amesiwo kpɔ mɔ ate ɖe Ye-

a 43, 19; 44, 15; Fla. I. 1, 8. 39; Kron. I. 5, 34.

howa ŋu asubɔe. 47 Eye wòdzi-
dze xɔxɔnu la, edidi abɔklugui
alafa ɖeka, eye wòkeke abɔklu-
gui alafa ɖeka; ele dzogoe ene
me, [a]vɔsamlekpui la le xɔa ŋgɔ- a 43, 13.
dze.
48 Emegbe wòkplɔm yi xɔ la b 42, 1–3.
ƒe [d]akpata me, eye wòdzidze akpa- d Fia. I. 6, 3.
ta la ƒe domegliwo, go si metɔ le
abɔklugui atɔ̃, eye go keme metɔ
le abɔklugui atɔ̃, agbo la ƒe ke-
keme le abɔklugui wuiene, eye
agbo la ƒe axa dzi gli le abɔklugui
etɔ̃ le go si me, eye wòle abɔ-
klugui etɔ̃ le go keme me. 49
Akpata la didi abɔklugui blave,
eye wòkeke abɔklugui ewo; atra-
kpuifɔflɔ ewo woliana yia edzi,
eye [e]sɔtiwo le domegliawo ŋu, e Fia. I. 7, 21.
ɖeka le go si me, eye evelia le
go keme me.

Gbedoxɔ la me.

41. Tete wòkplɔm yi gbedoxɔ
me, eye wòdzidze eƒe dome-
gliwo, go si metɔ keke abɔklugui
ade, eye go keme metɔ keke abɔ-
klugui ade. 2 Ʋɔtrua nu keke
abɔklugui ewo, eye ʋɔtrua ƒe axa
dzi gli go si metɔ le abɔklugui
atɔ̃, eye go keme metɔ le abɔklu-
gui atɔ̃. Edzidze eƒe didime wòle
abɔklugui blane, eye eƒe keke-
me le abɔklugui blave. 3 Eye
wòge ɖe xɔ metɔ me hedzidze
domegli, siwo le mɔnu wole abɔ-
klugui eve, ʋɔtrua nu le abɔklu-
gui ade, eye ʋɔtrua ƒe axa dzi gli-
wo le abɔklugui adre. 4 Eye wò-
dzidze eƒe didime ɖo ta gbedoxɔ
la gbɔ wòle abɔklugui blave, eye
kekeme le abɔklugui blave. Eye
wògblɔ nam be: [f]Esia nye kɔkɔe- f 48, 12.
ƒewo ƒe kɔkɔeƒe. 5 Edzidze xɔ
la ƒe gli wòle abɔklugui ade, eye
xɔŋuxɔe, siwo ƒo xlã xɔ la godoo
va kpe ƒe kekeme le abɔklugui
ene. 6 Xɔŋuxɔeawo le blaetɔ̃ teƒe
etɔ̃ le wo nɔewo ta me, womimi ɖe
gli, si woɖo ƒo xlã xɔ la godoo bena
xɔviawo la ŋu, ne wòalé wo ɖe
te sesie, ke womemimi ɖe xɔ la
ŋutɔ ƒe gli ŋu o. 7 Xɔŋuxɔeawo
le kekem ɖe dzi ɖo ta dzi me, ela-
bena xɔviawo de dzi ƒo xlã xɔ
la, eyata xɔ la ƒe kekeme lɔ le
dzi me gome. Xɔvi tetɔ me wo-
tona yia titinatɔ kple etametɔ me.
8 Eye mekpɔ kpoƒuƒu le xɔ la ŋu g Mo. II. 30, 1 v. 10.
godoo va kpe, si nye xɔŋuxɔeawo
ƒe gɔmeɖoɖo, ele dzidzeti ɖeka,
si nye abɔklugui ade. 9 Xɔŋu-
xɔeawo ƒe gli, si le gota gome la,
keke abɔklugui atɔ̃. Eye teƒe, si
tsi xɔŋuxɔe, siwo le xɔa ŋu 10
kple [b]akpatawo dome ƒo xlã xɔ
la godoo va kpe la, keke abɔklu-
gui blave. 11 Xɔŋuxɔeawo ƒe
ʋɔtru ɖo ta teƒe, si wotso ɖi la
gbɔ, ʋɔtru ɖeka ɖo ta anyiehe
gome, eye ʋɔtru evelia ɖo ta
dziehe gome, teƒe, si wotso ɖi la
ƒe kekeme le abɔklugui atɔ̃ le
goawo katã me.
12 Eye xɔ, si le teƒe, si ŋu wotɔ
kpɔ ɖo la ŋgɔdze le ɣetoɖoƒe
gome la, keke abɔklugui blaadre,
edidi abɔklugui blaasieke, eye xɔ
la ƒe gli keke abɔklugui atɔ̃ ƒo
xlãe godoo. 13 Edzidze gbedoxɔ la
wòdidi abɔklugui alafa ɖeka, eye
teƒe, si ŋu wotɔ kpɔ ɖo la, kple
xɔ la kpakple eƒe gli, didi abɔ-
klugui alafa ɖeka. 14 Eye gbe-
doxɔ la ƒe ŋgɔdze le ɣedzeƒe go-
me kple teƒe, si ŋu wotɔ kpɔ ɖo
la, keke abɔklugui alafa ɖeka.
15 Eye wòdzidze xɔ la ƒe didi-
me le megbe gome, si ɖo ta teƒe,
si ŋu wotɔ kpɔ ɖo la gbɔ, kple
eƒe dzogoe dzi gli le go si me kple
go keme me wòle abɔklugui alafa
ɖeka. Eye wofa ʋuƒo ɖe gbe-
doxɔ la, xɔ metɔ kple akpata,
si le xɔxɔnu la, 16 agbalinu kple
fesre, siwo ƒe nugbɔ lɔ ɖe eme
lɔƒo kpakple gbedoxɔ la ƒe akpa
etɔ̃awo ƒe gliwo ŋu le agbali la
ŋgɔdze tso anyigba vaseɖe fesrea-
wo gbɔ; ke wotu fesreawo. 17
Eye wota Kerubiwo kple detiwo
ɖe ʋɔtruawo ta me vaseɖe xɔ me-
tɔ kple dodonutɔ me kpakple xɔ
metɔ kple dodonutɔ ƒe gliwo ka-
tã ŋu godoo va kpe; 18 deti ɖe-
kaɖeka le Kerubi eve dome, eye
Kerubi ɖesiaɖe to mo eve. 19 Ame-
gbetɔ ƒe mo trɔ ɖe deti ɖeka ŋu
le go si me, eye dzata ƒe mo trɔ
ɖe deti ɖeka ŋu le go keme me;
alea wowɔe ɖe xɔ blibo la me
godoo va kpe. 20 Wowɔ Kerubi-
wo kple detiwo ɖe gbedoxɔ la ƒe
gli ŋu tso anyigba vaseɖe ʋɔtrua-
wo ta me. 21 Gbedoxɔ la ƒe ʋɔ-
trutiwo le dzogoe ene me, eye
nane le kɔkɔeƒewo ƒe kɔkɔeƒe la
ŋgɔ abe 22 [g]vɔsamlekpui, si wo-

tsɔ ati wɔe ła ene, ekɔ abɔklu-
gui etɔ̃, eye wòdidi abɔklugui eve,
dzogoewo li nɛ, afɔ le egɔme, eye
eƒe axawo dzi nye ʋuƒo. Eye wò-
gblɔ nam bena: Esia nye kplɔ̃, si
le Yehowa ŋku me. 23 Ʋɔtru
agavee le kɔkɔeƒe la kple kɔkɔe-
ƒewo ƒe kɔkɔeƒe la nu; 24 ʋɔ-
truawo dze eve, eye wotrona, wo
ame eve le mɔnu ɖeka, eye wo
ame eve le mɔnu keme. 25 Eye
wowɔ Kerubiwo kple detiwo ɖe
wo ŋu, abe alesi wowɔe ɖe glia-
wo ŋu ene. Eye wotsɔ ʋuƒo wɔ
agbali ɖe akpata la nu le gota
gome. 26 Fesreawo ƒe nugbɔ lɔ
ɖe eme lɔƒo, eye detiwo le akpa-
ta la ƒe axawo kple eve kpakple
xɔŋuxɔeawo ƒe gli ŋu.

Xɔ, siwo le teƒe, si ŋu wotɔ kpɔ ɖo, kple gbe-
doxɔ la dzidze.

**42.** Eye wòkplɔm yi xɔxɔnu kɔ-
toetɔ le anyiehe gome, eye
wòkplɔm va xɔ, si le teƒe, si ŋu
wotɔ kpɔ ɖo la ŋgɔdze kple gli,
si le anyiehe gome la ŋgɔdze la
gbɔ; 2 [a]edidi abɔklugui alafa ɖe- [a] 41, 13.
ka le anyiehekpa dzi, eye wòke-
ke abɔklugui blaatɔ̃. 3 Le teƒe,
si le xɔxɔnu metɔ heŕeke [b]abɔ- [b] 41, 10.
klugui blave gbɔ lɔƒo, kple [d]kpe- [d] 40, 17.
nyigba, si le xɔxɔnu kɔtoetɔ gbɔ
lɔƒo la, sɔtiwo ƒe akpata dze ŋgɔ
wo nɔewo le dzisasrã etɔ̃ me. 4
Toƒea ɖe le xɔviawo nu ɖo ta
xɔxɔnu metɔ, ekeke abɔklugui
ewo, eye wòdidi abɔklugui alafa
ɖeka; woƒe ʋɔtruwo ɖo ta anyie-
he gome. 5 Xɔvi tametɔwo me-
keke abe etetɔwo kple dometɔwo
ene o, elabena sɔtiwo ƒe akpata
la xɔ teƒe le wo si. 6 Dzisasrã
etɔ̃ me wole; ke sɔti mele wo ŋu
abe le xɔxɔnuawo ŋu ene o, eyata
xɔvi tametɔwo mekeke abe ete-
tɔwo kple dometɔwo ene o. 7
Eye gli, si le xɔviawo ŋu le gota
gome ɖo ta xɔxɔnu kɔtoetɔ le
xɔviawo ŋgɔdze la ƒe didime le
abɔklugui blaatɔ̃. 8 Elabena xɔ-
viawo ƒe didime le abɔklugui
blaatɔ̃ ɖo ta xɔxɔnu kɔtoetɔ lae,
ke wodidi abɔklugui alafa ɖeka
ɖo ta gbedoxɔ gbɔ lɔƒo. 9 Mɔnu
le xɔviawo ƒe anyigbe le ɣedze-
ƒe gome, ne wotso xɔxɔnu kɔ-
toetɔ va wo gbɔ 10 le xɔxɔnu ƒe [e] 8—11.
gliawo ƒe gɔmedzedze. Xɔviwo
le dziehe gome hã le teƒe, si ŋu
watɔ kpɔ ɖo la ŋgɔdze kple gli
la ŋgɔdze. 11 Toƒe le wo ŋgɔ,
abe esi le xɔvi, siwo le anyiehe
gome la ŋgɔ ene, wodidi, eye
wokeke abe ekemeawo ene, eye
wowɔ woƒe mɔnuwo katã wosɔ
kple ekemeawo. 12 Woƒe ʋɔtru-
wo le abe xɔvi, siwo le dziehe
gome la ƒe ʋɔtruwo ene, eye mɔ-
nu ɖeka le glia ƒe gɔmedzedze,
ne wotso ɣedzeƒe gome va. 13 Eye
wògblɔ nam be: Xɔvi, siwo le
anyiehe gome, kple xɔvi, siwo le
dziehe gome le teƒe, si ŋu wotɔ
kpɔ ɖo la ŋgɔdze la, xɔvi kɔ-
kɔewo wonye, afisi nunɔla, siwo
kpɔ mɔ ate ɖe Yehowa ŋu la,
aɖu nu kɔkɔetɔwo le; afima woa-
tsɔ nu kɔkɔetɔ, siwo nye nuɖu-
vɔsa, nuvɔ̃vɔsa kple fɔɖivɔsa
aɖa ɖo, elabena teƒe kɔkɔe ye.
14 Ne nunɔlawo ge ɖe kɔkɔeƒea
me la, womado ayi xɔxɔnu kɔ-
toetɔ o, ke boŋ woaɖe woƒe awu,
siwo wodo subɔ la, ɖe afima, ela-
bena nu kɔkɔewo wonye, eye
woado awu bubuwo hafi ayi
teƒe, si wodo ɖi na dukɔ la.
15 Eye esi wòdzidze xɔ metɔ
vɔ la, ekplɔm to agbo, si le ɣe-
dzeƒe gome la nu, eye wòdzidze
wo katã godoo va kpe. 16 Etsɔ
dzidzeti dzidze ɣedzeƒekpa wòle
abɔklugui alafa atɔ̃; 17 eye wòtsɔ
dzidzeti dzidze anyiehekpa wòle
abɔklugui alafa atɔ̃; 18 etsɔ dzi-
dzeti dzidze dziehekpa wòle abɔ-
klugui alafa atɔ̃; 19 eye wòtsɔ
dzidzeti dzidze ɣetoɖoƒekpa wòle
abɔklugui alafa atɔ̃. 20 Edzidzee
le go eneawo me, eye gli ƒo xlãe
godoo va kpe didi abɔklugui ala-
fa atɔ̃, eye wòkeke abɔklugui
alafa atɔ̃, ne wòatso nu kɔkɔewo
kple nu makɔmakɔwo dome.

Gbedoxɔ yeyea ƒe ŋutikɔkɔe.

**43.** Emegbe wòkplɔm yi agbo,
si dze ŋgɔ ɣedzeƒe gome
la nu. 2 Eye kpɔ ɖa, Israel ƒe
Mawu ƒe ŋutikɔkɔe tso ɣedzeƒe
gome va, eye eƒe zinyenyẽ le abe
tɔ gãwo ƒe hoowɔwɔ ene, eye eƒe
ŋutikɔkɔe na anyigba le keklẽm.
3 Eye nusi mekpɔ la, le abe esi
mekpɔ, [e]esime meva dua gblẽ ge
la ene, eye nɔnɔmeawo le abe

esiwo mekpɔ le [a]Kebar-tɔsisi la — a 1.
nu ene. Tete metsyɔ mo anyi.
4 Eye Yehowa ƒe [b]ŋutikɔkɔe to — b 11, 22. 23.
[d]agbo, si dze ŋgɔ ɣedzeƒe gome — d 10, 19.
la nu ge ɖe xɔ la mè. 5 Tete
gbɔgbɔ la kɔm ɖada ɖe xɔxɔnu
metɔ, eye kpɔ ɖa, Yehowa ƒe
[e]ŋutikɔkɔe yɔ xɔ la taŋ. — e Mo. II. 40, 34; Fia. I. 8, 10. 11.
6 Tete mese amea ɖe le nu ƒom
kplim tso xɔa me; ke ŋutsu la
tsi tre ɖe axanye. 7 Eye wògblɔ
nam bena: Amevi, [f]esia enye nye — f Ps. 132, 13. 14.
fiazikpui nɔƒe kple nye afɔƒo-
me ɖoƒe, afisi manɔ le Israel-
viwo dome tegbee, eye Israel ƒe
aƒe la, woawo kple woƒe fiawo
magatsɔ woƒe gbolowɔwɔ le woƒe
nuxeƒewo kple woƒe fiawo ƒe ku-
kuawo ado gu nye ŋkɔ kɔkɔe la
azɔ o; 8 wotsɔ woƒe kpuiwo ɖo
nye kpui nu, eye wotsɔ woƒe ʋɔ-
trutiwo ɖo nye ʋɔtrutiwo xa, ale
be gli koe tso mía kple wo dome;
eye wotsɔ woƒe ŋunyɔnu, siwo — g 40, 46.
wowɔ la, ɖo gu nye ŋkɔ kɔkɔe
la, ale be metsrɔ̃ wo le nye dɔ-
medzoe me.[h] 9 Azɔ woate woƒe — h 8, 7–10.
gbolowɔwɔ kple woƒe fiawo ƒe — i Mo. II. 29.
kukuawo ɖa le gbɔnye, eye manɔ
wo dome tegbee.
10 Amevi, fia gbedoxɔ la Israel
ƒe aƒe la, ne woƒe vodadawo [k]na- — k 16, 61. 63; 36, 32.
kpe ŋu na wo; eye na woadzi-
dze eƒe nɔnɔme. 11 Eye ne woƒe
nuwɔnawo katã kpe ŋu na wo la,
ekema ɖe xɔ la ƒe nɔnɔme kple
etutume, eƒe mɔnuwo kple ʋɔ-
truwo, eƒe nɔnɔmewo katã, eƒe
ɖoɖowo katã kple sewo katã fia
wo, eye naŋlɔ wo le wo ŋku me,
ne woadzra eƒe nɔnɔmewo katã
kple eƒe ɖoɖowo katã ɖo, eye
woawɔ wo dzi. 12 Se, si le aƒea
ŋu la, enye si: Eya kple eŋu katã
godoo le kɔkɔe le toa ta me. Esia
nye se, si le aƒea ŋu.

### Vɔsamlekpui la kple eƒe dzidze.

13 Vɔsamlekpui la ƒe [l]dzidze — l 40, 47; Mo. II. 27. 1–8.
enye si le abɔklugui nu; abɔklu-
gui ɖeka tsɔ asi ƒe kekeme wu
abɔklugui hahoo tɔ: Eƒe zɔ kɔ
abɔklugui ɖeka, eye wòkeke abɔ-
klugui ɖeka; woɖo to nɛ ƒo xlãe — n Mo. II. 28, 41.
wòkeke asi ɖeka. Vɔsamlekpui
la ƒe kɔkɔme enye si: 14 Tso eƒe
zɔ, si le anyigba gbɔ, vaseɖe kɔ
etetɔ ŋu le abɔklugui eve, eye
wòkeke abɔklugui ɖeka; tso kɔ
suetɔ gbɔ vaseɖe kɔ gãtɔ ŋu le
abɔklugui ene, eye wòkeke abɔ-
klugui ɖeka. 15 „Mawu ƒe mle-
kpui" la le abɔklugui ene, eye
dzo ene le „Mawu ƒe mlekpui"
la ta ɖo ta dzi. 16 „Mawu ƒe mle-
kpui" la didi abɔklugui wuieve,
eye wòkeke abɔklugui wuieve, ele
dzogoe ene me le eƒe go eneawo
dzi. 17 Kɔawo didi abɔklugui
wuiene, eye wokeke abɔklugui
wuiene le woƒe go eneawo; to, si
woɖo nɛ ƒo xlãe la, le abɔklugui
afã, eye eƒe zɔ la le abɔklugui
ɖeka godoo va kpe. Eƒe atrakpui-
fɔflɔwo dze ŋgɔ ɣetoɖoƒe gome.
18 Eye wògblɔ nam bena: Ame-
vi, ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Vɔsamlekpui la ƒe ɖoɖowo nye
esi: Ne wowɔe vɔ, be woasa nu-
mevɔ le edzi, eye woawu ʋu
ɖe edzi la, 19 ekema natsɔ nyi-
tsuvi ɖeka na nunɔla, siwo nye
Lewi-viwo, amesiwo tso [g]Zadok-
viwo dome, eye wokpɔ mɔ ate
ɖe ŋunye, ne woasubɔm la, be
woatsɔ asa nuvɔ̃vɔe; Aƒetɔ Ye-
howa ye gblɔe.[i] 20 Tsɔ eƒe ʋu
ƒe ɖe sisi ɖe eƒe dzo eneawo kple
eƒe kɔwo ƒe dzogoe eneawo kpa-
kple to, si woɖo nɛ godoo va kpe
la ŋu, eye naɖe nuvɔ̃ ɖa le eŋu
alé avui. 21 Eye natsɔ nuvɔ̃-
vɔsanyitsu la aɖatɔ dzoe ɖe aƒe
la ƒe teƒe, si woɖo ɖi le kɔkɔeƒe
la godo la. 22 Le ŋkeke eveagbe
la natsɔ gbɔ̃tsu, si sɔ blibo la,
asa nuvɔ̃vɔe, eye woatsɔe aɖe
nuvɔ̃ ɖa le vɔsamlekpui la ŋuti,
abe alesi wotsɔ nyitsu ɖe nuvɔ̃
ɖa le eŋui ene. 23 Ne èɖe nuvɔ̃
ɖa le eŋu vɔ la, naɖe nyitsu, si
sɔ blibo, kple agbo, si sɔ blibo, le
alẽwo dome asa vɔe. 24 He wo
va Yehowa ŋku me, eye nunɔla-
wo nawu dze ɖe edzi ahatsɔe
asa numevɔe na Yehowa. 25 Ŋke-
ke adre sɔŋ natsɔ nuvɔ̃vɔsa ƒe
gbɔ̃tsu, nyitsuvi kple agbo tso
alẽwo dome asa vɔe; nu megawɔ
wo hafi woatsɔ asa vɔ lae o. 26
Ŋkeke adre sɔŋ woalé avu vɔ-
samlekpui la, woaklɔ eŋu, eye
woakɔ eŋu.[n] 27 Eye ne wowu ŋke-
ke siawo nu vɔ la, ekema nunɔ-
lawo nasa miaƒe numevɔwo kple
miaƒe akpedavɔwo tso ŋkeke enyi-
lia dzi heyii, eye miaƒe nu adze
ŋunye, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.

Le gbedoxɔ yeyea nunɔlawo ŋuti.

44. Tete wògbugbɔm va kɔ-
kɔefe fe agbo kɔtoetɔ, si
dze ŋgɔ ɣedzefe gome la nu; ke
ele dodo. 2 Eye Yehowa gblɔ
nam bena: Agbo sia netsi dodo,
womaʋui o, eye amea ɖeke mato
enu age ɖe eme o; esi wònye Ye-
howa, Israel fe Mawu la, to enu
ge ɖe eme la, eyata netsi dodo.
3 Ke [a]amegã la nebɔbɔ nɔ anyi
ɖe eme, ne wòaɖu nu le Yehowa
ŋku me. Agbo la fe akpata fe
axa dzi wòato ava eme, eye afi-
ma ke wòato ado go.
4 Emegbe wòkplɔm to anyiehe-
gbo la nu yi gbedoxɔ la nu, eye
mekpɔ be, Yehowa fe ŋutikɔkɔe
yɔ [d]Yehowa fe xɔ la taŋ; tete
metsyɔ mo anyi. 5 Eye Yehowa
gblɔ nam bena: Amevi, ɖo ŋku
anyi nakpɔ nu kple ŋku, eye nase
nya, siwo katã gblɔ ge mala na
wò le Yehowa fe afe fe ɖoɖowo
katã kple sewo katã ŋu la, kple wò
to; lé ŋku ɖe afisi woato age ɖe
afe la me kple kɔkɔefe la fe afi-
siwo katã woato ado la ŋu. 6 Eye
gblɔ na Israel fe afe sẽto la bena:
Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi: Is-
rael fe afe, miafe ŋunyɔnuwo
katã do ɖoɖo, 7 elabena miekplɔ
amedzro, siwo nye bolotɔwo, eye
wometso dziʋa hã na wo o la vɛ,
be woanɔ nye kɔkɔefe la, eye
woagblẽ kɔ ɖo na nye afe la; eye
mietu nye nubabla la hekpe ɖe
miafe ŋunyɔnuwo katã ŋu, le esi-
me mietsɔ nye nuɖuɖu, ami kple
ʋu sa vɔe, 8 eye miewɔ nye kɔ-
kɔefe la fe dɔwo o, ke boŋ mieɖo
woawo, be woasubɔ le nye kɔ-
kɔefe la.
9 Eyata ale Afetɔ Yehowa gblɔ
esi: Amedzro, siwo nye bolotɔwo,
wometso dziʋa hã na wo o, ame-
dzro, siwo katã le Israel-viwo do-
me la dometɔa ɖeke megava nye
kɔkɔefe la o; 10 ke boŋ Lewi-vi,
siwo trɔ le yonyeme, esime Israel
tra mɔ, eye wòdzo le gbɔnye he-
dze legbawo yome la fe vodada-
wo anɔ wo dzi; 11 eye woanye
afe la fe agbonudzɔlawo le nye
kɔkɔefe la, eye woasubɔ le afe
la me: Woawu numevɔsalã kple
akpedavɔsalã na dukɔ la, eye
woatsi tre ɖe wo gbɔ asubɔ wo.
12 Esi wosubɔ wo le wofe legba-
wo ŋku me, eye wokplɔ Israel fe
afe la de vodada me la, eyata
mekɔ nye asi dzi ɖe wo ŋu, ka
atam bena: Ne womatsɔ wofe
vodadawo o fĩ! Afetɔ Yehowa
ye gblɔe. 13 Womate ɖe ŋunye
anye nunɔlawo asubɔm o, eye
womate ɖe nye nu kɔkɔewo katã,
siwo nye nu kɔkɔetɔwo la ŋu o,
ke boŋ woatsɔ wofe ŋukpe kple
ŋunyɔnu, siwo wowɔ la. 14 Eye
matsɔ wo aɖo afe la fe subɔlawo
hena efe subɔsubɔdɔwo katã kple
dɔ, siwo katã wowɔna le eme.
15 Ke nunɔla, siwo nye Lewi-
viwo, amesiwo tso [b]Zadok-viwo
dome, eye wosubɔ le nye kɔkɔefe
la me, esime Israel-viwo trɔ le
yonyeme la, woawo nete ɖe ŋu-
nye, ne woasubɔm, eye woatsi
tre ɖe ŋkunye me, ne woatsɔ ami
kple ʋu asa vɔe nam, Afetɔ Ye-
howa ye gblɔe. 16 Woawo neyi
nye kɔkɔefe la, eye woate ɖe nye
kplɔ̃ ŋu, ne woasubɔm, eye woa-
wɔ nye subɔsubɔdɔwo. 17 Ne
wobe, yewoage ɖe xɔxɔnu metɔ
fe agbo me la, woado [e]aklalawu-
wo; lãfuvɔa ɖeke meganɔ wo ŋu,
ne wole subɔsubɔm le xɔxɔnu
metɔ fe agbowo me kple xɔ la
me o. 18 Aklalatablanu nenɔ ta
na wo, eye woado aklalagbotɛ ɖe
ali; womegatsɔ nusi wɔa fifia ame
la, bla ali dzi o. 19 Ne wole dodo
ge ayi dukɔ la gbɔ le xɔxɔnu
kɔtoetɔ la, [f]woaɖe wofe awu, siwo
wodo subɔ la, ɖe xɔvi kɔkɔeawo
me, eye woado awu bubuwo, ne
womagatsɔ wofe awuwo ana dukɔ
la ŋu nakɔ o. 20 Womegalũ [g]ta
kokoe o, ke womegana wofe taɖa
nato ʋuya o, ke boŋ woako ta
wòasɔ. 21 [h]Nunɔlaa ɖeke megano
wein, ne ele xɔxɔnu metɔ yi ge
o. 22 Womaɖe [i]ahosi alo nyɔnu,
si wogbe la o, ke boŋ woaɖe ɖe-
tugbi tso Israel fe afe fe fome la
me; ke wokpɔ mɔ aɖe nunɔlawo
fe ahosi. 23 Woafia [k]vovo, si le
nu kɔkɔe kple nu makɔmakɔ do-
me, kpakple vovo, si le nu madza-
madza kple nu dzadzɛ dome la,
nye dukɔ. 24 Woabɔbɔ nɔ anyi
ɖe dzrenyawo ŋu, eye woadrɔ̃
ʋɔnu ɖe nye ɖoɖowo nu; woalé
ŋku ɖe nye sewo, nye ɖoɖowo
kple nye ŋkekenyuiewo katã ŋu,
eye woakɔ nye dzudzɔgbe la ŋuti.

a 45, 7.
b 40, 46; 48, 11.
d 43, 5.
e Mo. III. 16, 4.
f 42, 14.
g Mo. III. 19, 27; 21, 5.
h Mo. III. 10, 9.
i Mo. III. 21, 7. 13. 14.
k Mo. III. 10, 10.

25 Womegayi ame kuku gbɔ, ne
woagblẽ kɔ ɖo na wo ɖokui o;
negbe wo fofo kple wo dada, wo
viŋutsu kple wo vinyɔnu, wo nɔ-
viŋutsu kple wo nɔvinyɔnu, si me-
ɖe srɔ̃ o la ŋu ko wokpɔ mɔ
agblẽ kɔ ɖo le.[b] 26 Ne eŋu kɔ la,
woaxlẽ ŋkeke adre nɛ, 27 eye
gbesigbe wòyi xɔxɔnu metɔ le
kɔkɔeƒe la, be yeasubɔ le kɔkɔe-
ƒea la, nesa nuvɔ̃vɔ, Aƒetɔ Yeho-
wa ye gblɔe. 28 Woƒe domenyinu
enye si: Nye ŋutɔe nye woƒe do-
menyinu; migana gomea ɖekewo
le Israel o, [d]nye ŋutɔe nye woƒe
gome. 29 Woaɖu nuɖuvɔsa, nuvɔ̃-
vɔsa kple fɔɖivɔsa, eye nusiwo
katã wodo busui le Israel la, na-
nye wo tɔ. 30 Miaƒe agblemenu
gbãtɔwo katã ƒe nyuitɔwo kple
miaƒe adzɔwo katã ƒe adzɔ enye
nunɔlawo tɔ, mitsɔ miaƒe amɔwɔ
ŋgɔgbeawo na nunɔlawo, ne yayra
nanɔ afewò me. 31 [e]Lã kukuwo
katã kple lã, siwo nu lé, eɖanye
xe alo lãfɔnee o la, nunɔlawo
mekpɔ mɔ aɖui o.

[a] 44, 3; 48, 21. 22.
[b] Mo. III. 21, 1 v. 4.
[d] Mo. IV. 18, 20.
[e] Mo. III. 22, 8.
[f] 46, 18.
[g] Mo. III. 19, 36; Mo. V. 25, 15.

###### Anyigba ɖɔxe na nunɔlawo, Lewitɔwo kple amegãwo.

45. Eye ne miemã anyigba la
wònye mia tɔ la, ekema mi-
ɖe adzɔ le anyigba la ŋu wòanye
nu kɔkɔe na Yehowa, eƒe didime
nanye abɔklugui akpe blave vɔ
atɔ̃, eye wòakeke abɔklugui akpe
blave; eŋu nekɔ le eƒe goawo katã
me. 2 Woaɖe abɔklugui alafa atɔ̃
le esia ŋu wòanɔ dzogoe ene me
hena kɔkɔeƒe la, eye woatso teƒe
ɖi ɖe eŋu aƒo xlãe godoo ava kpe
wòanɔ abɔklugui blaatɔ̃. 3 Teƒe
sia, si didi abɔklugui akpe blave
vɔ atɔ̃, eye wòkeke abɔklugui akpe
ewo la dzi kɔkɔeƒe, si nye kɔ-
kɔeƒewo ƒe kɔkɔeƒe la, nanɔ. 4 Nu
kɔkɔe wònye tso anyigba la ŋu;
nunɔla, siwo le subɔsubɔm le kɔ-
kɔeƒe la, amesiwo tena ɖe Yeho-
wa ŋu, ne woasubɔe la tɔ wòa-
nye; xɔteƒe wòanye na wo, eye
teƒe kɔkɔe wònye kpe ɖe kɔkɔeƒe
la ŋu. 5 Eye teƒe, si didi abɔ-
klugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye
wòkeke akpe ewo la, nanye Le-
wi-vi, siwo subɔna le aƒea me
la tɔ, ne woatso du ɖe edzi anɔ
eme. 6 Eye mitsɔ du la ƒe anyi-
gba na Israel ƒe aƒe blibo la wòa-
keke abɔklugui akpe atɔ̃, eye
wòadidi abɔklugui akpe blave vɔ
atɔ̃, woa kple adzɔ kɔkɔe la nanɔ
akasa ɖeka nu. 7 Eye miana anyi-
gba [a]amegã la ɖe akpa eveawo
dzi ɖe anyigba kɔkɔe la kple du
la ƒe anyigba ƒe akpa dzi wòaƒo
go kple anyigba kɔkɔe la le ɣe-
toɖoƒe gome kpakple du la ƒe
anyigba le ɣedzeƒe gome, eƒe di-
dime nanɔ akasa ɖeka nu kple
anyigba, si le ɣetoɖoƒe kple ɣe-
dzeƒe gome. 8 Esia nye eƒe anyi-
gba, si anɔ esi le Israel, bene
nye amegãwo magate nye dukɔ
ɖe anyi azɔ o, ke boŋ woatsɔ
anyigba la ana Israel ƒe aƒe la ɖe
woƒe towo nu.

###### Nudanu sɔsɔe nanɔ amegãwo si.

9 Ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Israel-amegãwo, esɔ gbɔ na mi
azɔ! Miɖe asi le ametetedeanyi
kple ŋutasesẽ ŋu; miwɔ nu dzɔ-
dzɔe kple nusi le eteƒe, eye mi-
dzudzɔ adzodada nye dukɔ; Aƒetɔ
Yehowa ye gblɔe![f] 10 [g]Nudanu
sɔsɔe, efa kple bat sɔsɔe nenɔ
mia si. 11 Efa kple bat nesɔ kple
wo nɔewo, ale be xomer ewolia-
wo ɖeka nanye bat ɖeka, eye efa
ɖeka nanye xomer ewolia ɖeka;
xomer nu nudonuiwo nanɔ ɖo.
12 Gera blave nanye sekel ɖeka;
sekel atɔ̃ nanye sekel atɔ̃, sekel
ewo nanye sekel ewo, eye sekel
blaatɔ̃ nanye mine ɖeka na mi.
13 Adzɔ, si miana, enye si: Woaɖe
lu efa ƒe adeliawo ɖeka le xomer
ɖeka ŋu, eye woaɖe fo efa ƒe ade-
liawo ɖeka le xomer ɖeka ŋu. 14
Ami, si miana la, enye si: Woaɖe
bat ewolia ɖeka le kor ɖeka ŋu;
kor enye bat ewo, eye wòsɔ kple
xomer ɖeka; elabena bat ewo enye
xomer ɖeka. 15 Eye woaɖe alẽ
ɖeka le alẽ alafa eve ŋu tso Israel
ƒe lãnyiƒe damawo ɖe nuɖuvɔsa,
numevɔsa kple akpedavɔsa ŋu, ne
woatsɔ alé avui, Aƒetɔ Yehowa ye
gblɔe. 16 Dukɔ hahoo la katã
natsɔ adzɔ siawo vɛ na Israel-
amegã la. 17 Amegã la si me nu-
mevɔsa, nuɖuvɔsa kple nunovɔ-
sa le ŋkekenyuiewo dzi, le dzi-
nu yeyewo kple dzudzɔgbewo dzi,
kpakple le Israel ƒe takpegbewo
katã nanɔ, eya ana woasa nuvɔ̃vɔ,
nuɖuvɔ, numevɔ kple akpedavɔ,
ne woalé avu na Israel ƒe aƒe la.

Numeme ŋu se.

18 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke gbãtɔ
dzi la nalé nyitsuvi, si sɔ blibo la,
eye natsɔ aɖe nuvɔ̃ ɖa le kɔkɔeƒe
la ŋu. 19 Eye nunɔla natsɔ nu-
vɔ̃vɔsalã ƒe ʋu ƒe ɖe asisi ɖe xɔ
la ƒe ʋɔtrutiwo kple vɔsamlekpui
la ƒe kɔwo ƒe dzogoe eneawo kple
xɔxɔnu metɔ ƒe ʋɔtrutiwo ŋu.
20 Alea nawɔ le dzinu adrelia ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi ɖe amesiwo [a]ɖe a Mo. III. 4, 2; 5, 17.
ŋu ɖi alo wɔ nu le manyamanya b 45, 24.
me la ta, ne mialé avu na aƒe la.
21 Le [d]dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke d Mo. III. 23, 5.
wuienelia dzi la miaɖu ŋutitoto-
ŋkekenyuie; miaɖui ŋkeke adre
sɔŋ, eye woaɖu abolo maʋãmaʋã.
22 Gbemagbe amegã la nana woa-
tsɔ nyitsu ɖeka asa nuvɔ̃vɔ ɖe
eya ŋutɔ kple dukɔ hahoo la ta.
23 Le ŋkekenyuie la ƒe ŋkeke
adreawo me la wòana woatsɔ
nyitsu adre kple agbo adre, siwo
sɔ blibo la, asa numevɔe na Ye-
howa gbesiagbe, eye woatsɔ gbɔ̃-
tsu ɖekaɖeka asa nuvɔ̃vɔe gbe-
siagbe.[e] 24 Eye wòatsɔ nuɖuvɔsa e Mo. IV. 28, 19 v. 22.
efa ɖeka akpe ɖe nyitsu ɖeka ŋu,
eye efa ɖeka nakpe ɖe agbo ɖeka
ŋu, eye ami hin ɖeka nanɔ efa ɖeka f kp. 7.
ŋu.[g] 25 Le [h]dzinu adrelia ƒe ŋkeke g 46, 5; Mo. IV. 15, 4. 6. 9.
wuiatɔ̃lia dzi le ŋkekenyuie dzi h Mo. III. 23, 34.
la wòawɔ alea ke ŋkeke adre sɔŋ,
nuvɔ̃vɔsa kple numevɔsa, nuɖu-
vɔsa kple amiawo nanɔ abe eke-
meawo ene.

Amegãwo ƒe numeme.

46. Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Xɔxɔnu metɔ ƒe agbo, si
dze ŋgɔ yedzeƒe la, nanɔ dodo
le gbedzrogbe-ŋkeke adeawo dzi,
ke woaʋui le dzudzɔgbe kple
dzinu yeye dzi. 2 [i]Amegã la nato i 44, 2.
agba la ƒe akpata nu le gota go- k Mo. IV. 28, 3.
me age ɖe eme abatsi tre ɖe agbo
la ƒe ʋɔtruti ŋu, eye ne nunɔlawo
le eƒe numevɔ kple akpedavɔ sam
la, wòanɔ gbe dom ɖa le agbo la
ƒe agbali nu, emegbe wòadzo; ke
womegado agbo la vaseɖe fiẽ o.
3 Eye dukɔ hahoo la nanɔ gbe
dom ɖa le agbo ma nu le Yeho-
wa ŋkur me le dzudzɔgbewo kple
dzinu yeyewo dzi. 4 Numevɔ, si
amegã la nasa na Yehowa le dzu-
dzɔgbe enye: Alẽvi ade, siwo sɔ
blibo, kple agbo ɖeka, si sɔ blibo;[l] l Mo. IV. 28, 9.
5 nuɖuvɔsa efa ɖeka nakpe ɖe
agbo la ŋu, eye nuɖuvɔsa, si wòate
ŋu ana, nakpe ɖe alẽviawo ŋu, eye
ami hin ɖeka nanɔ efa ɖeka ŋu.
6 Dzinu yeye la tɔ nanye nyitsuvi
ɖeka, si sɔ blibo, kple alẽvi ade
kpakple agbo ɖeka, siwo sɔ blibo.
7 Wòatsɔ nuɖuvɔsa efa ɖeka akpe
ɖe nyitsu la ŋu kple efa ɖeka akpe
ɖe agbo la ŋu, ke wòakpe alesi
nu wòate ŋu ana la, ɖe alẽviawo
ŋu, eye ami hin ɖeka nanɔ efa
ɖeka ŋu.[b] 8 Ne amegã la be, yea-
ge ɖe eme la, neto agbo la ƒe
akpata nu yi eme, eye wòato mɔ
ma ke ado. 9 Eye ne dukɔ ha-
hoo la va Yehowa ŋku me le ŋke-
kenyuiewo dzi la, ekema amesi
to anyiehe-gbo nu ge ɖe eme be,
yeado gbe ɖa la, neto dziehe-gbc
nu do, eye amesi to dziehe-gbo nu
ge ɖe eme la, neto anyiehe-gbc
nu do; ameá ɖeke megagbugbɔ
to agbo, si nu wòto ge ɖe eme
la o, ke boŋ nedo ta ŋgɔ tẽ, ne
wòado go. 10 Amegã la nenɔ wc
dome, ne wova eme, eye ne wodc
la, wòado kpli wo. 11 Le ŋkeke-
nyuiewo dzi kple ŋkekenyuiewc
ƒe takpegbewo la nuɖuvɔsa efɛ
ɖeka nakpe ɖe [f]nyitsu ɖeka ŋu
eye efa ɖeka nakpe ɖe agbo ɖekɛ
ŋu, ke wòakpe alesi nu wòate ŋu
la, ɖe alẽviawo ŋu, eye ami hir
ɖeka nanɔ efa ɖeka ŋu. 12 Eyɛ
ne amegã la be, yeasa numevɛ
alo akpedavɔ na Yehowa le eɖo-
kui si la, ekema woaʋu agbo, si dc
ta yedzeƒe gome la nɛ, eye wòasa
eƒe numevɔ kple akpedavɔ, abe
alesi wòwɔna le dzudzɔgbe ene,
emegbe wòado go, eye ne edzo
la, ekema woatu agbo la. 13 Eye
wòatsɔ alẽvi, si xɔ ƒe ɖeka, eye
wòsɔ blibo la, asa numevɔe na
Yehowa [k]gbesiagbe; ŋdi sia ŋdi
wòatsɔe asa vɔe. 14 Wòatsɔ nuɖu-
vɔsa efa ƒe adeliawo ɖeka akpe
ɖe eŋu asa vɔe ŋdi sia ŋdi hekpe
ɖe ami hin ƒe etɔ̃liawo ɖeka ŋu,
ne woatsɔ adzaba wɔ memee wòa-
nye nuɖuvɔsa na Yehowa; dodo
anye esia ɖaa. 15 Ale wòatsɔ alẽvi
la, nuɖuvɔsa kple ami la asa nu-
mevɔe ɖaa ŋdi sia ŋdi.

Amegãwo ƒe domenyinunana wo viwo.

16 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Ne amegã la na eƒe anyigbaa ɖe
viawo dometɔ ɖeka la, netsi via-

wo si me ahanye woƒe domenyinu.
17 Eye ne ena eƒe anyigbaa ḍe
eƒe kluviwo dometɔ ḍeka la, eke-
ma nenye etɔ, vaseḍe esime [a]ablɔ-
ḍeƒe naḍo, emegbe wòagayi ḍe
amegã la si me; negbe viawo ƒe
domenyinu koe atsi wo si me.
18 Ke amegã la megaka dukɔ la
ƒe anyigba, ne wòaxɔ woƒe anyi-
gba le wo si sesẽ o, ke boŋ ne-
tsɔ eya ŋutɔ ƒe anyigba na viawo,
ne wòanye wo tɔ, ne nye dukɔ
la dometɔa ḍeke magaka hlẽ tso
eƒe anyigba dzi o.[b]

Nuḍaxɔwo.

19 Eye wòkplɔm to mɔnu, si le
agbo la ƒe axa dzi la, heyi nu-
nɔlawo ƒe xɔvi kɔkɔe, siwo le
anyiehe gome la me; eye kpɔ ḍa,
teƒea ḍe le axa dzi le ɣetoḍoƒe
gome. 20 Tete wògblɔ nam bena:
Teƒe siae nunɔlawo naḍa fɔḍi-
vɔsalã kple nuvɔ̃vɔsalã le, eye
afisiae woatɔ nuḍuvɔsa le, ne wo-
magatsɔe ayi xɔxɔnu kɔtoetɔ ana
dukɔ la ŋu nakɔ o. 21 Emegbe
wòkplɔm yi xɔxɔnu kɔtoetɔ, eye
wòkplɔm to xɔxɔnu la ƒe dzogoe
eneawo dzi, kpɔ ḍa, xɔxɔnu sue-
suewo le xɔxɔnu la ƒe dzogoewo
dzi. 22 Xɔxɔnu suesuewo le xɔ-
xɔnu la ƒe dzogoe eneawo dzi,
wodidi abɔklugui blane, eye wo-
keke abɔklugui blaetɔ̃; dzidzeme
ḍeka li na xɔxɔnu sue eneawo
katã. 23 Woḍo glikpoe ƒo xlã wo
ame eneawo katã me, eye woḍi
mlekpui ḍe glikpoeawo ŋu godɔo
va kpe. 24 Eye wògblɔ nam bena:
Esia nye nuḍaxɔ, afisi aƒe la ƒe
subɔlawo aḍa dukɔ la ƒe akpeḍa-
vɔsalã le.

Tsi, si do go tso gbedoxɔ la me.

47 Eye wòkplɔm gbugbɔ yi xɔ
la nu, eye kpɔ ḍa, [g]tsi le
dzidzim le xɔ la ƒe kpui te ḍo ta
ɣedzeƒe gome; elabena xɔ la trɔ
ŋgɔ dze ɣedzeƒe gome; eye tsi
la si to xɔ la ƒe dusikpa dzi ḍo
ta vɔsamlekpui la ƒe dzigbe go-
me. 2 Emegbe wòkplɔm to anyiehe-
gbo nu, eye megodɔ̃ mɔ va agbo
kɔtoetɔ, si dze ŋgɔ ɣedzeƒe gome
la nu; eye kpɔ ḍa, tsi la le dzi-
dzim le dusikpa dzi. 3 Eye ŋutsu
la do ḍo ta ɣedzeƒe gome helé
[i]dzidzeka ḍe asi; edzidze abɔklu-
gui akpe ḍeka, eye wòkplɔm to

[a] Mo. III. 25, 10.
[b] 45, 8. 9.
[d] Mo. I. 14, 8.
[e] Nyad. 22, 2.
[f] Mo. I. 48, 5; Yos. 17, 17.
[g] Yoel 4, 18; Zax. 14, 8; Nyad. 22, 1.
[h] Mo. IV. 34, 2 v. 12.
[i] 40, 3.

tsi la me, tsi la va se afɔkɔe.
4 Edzidze abɔklugui akpe ḍeka,
eye wòkplɔm to tsi la me, tsi la
va se klotevi nu; eye wògadzidze
abɔklugui akpe ḍeka hekplɔm to
tsi la me, tsi la va se ali. 5 Eme-
gbe wògadzidze abɔklugui akpe
ḍeka, tɔsisi wònye, nyemete ŋu
tsoe o, elabena tsi la goglo, ale
be ḍeko woate ŋu afui, tɔsisi, si
womate ŋu atso o la, wònye. 6 Eye
wògblɔnam bena: Amevi, èkpɔea?
Tete wòkplɔm gbugbɔ to tɔsisi
la ŋu. 7 Eye esi metrɔ la, kpɔ
ḍa, ati geḍewo mie ḍe tɔsisi la
ƒe goawo kple eve dzi fũ. 8 Tete
wògblɔ nam bena: Tsi sia si to
ɣedzeƒe nutowo me, esi to tagba
heḍaḍe nu [d]atsiaƒu, si nye Dzeƒu
la me, eye eƒe tsi atrɔ zu tsi
nyui. 9 Afisiafi, si tɔ la de la,
nu gbagbe, siwo katã ʋãna, agbɔ
agbe, eye tɔmelãwo asɔ gbɔ fũ;
afisiafi, si tɔ la va la, tsi la atrɔ
zu tsi nyui, eye nusianu, si gbɔ
tɔ la de la, agbɔ agbe. 10 Ɖɔ-
kplɔlawo anɔ eto tso En-Gedi va-
seḍe En-Eglayim, eye ḍɔkplɔƒe
wòazu; eme lãwo asɔ gbɔ kpaŋ-
kpaŋ abe atsiaƒu gã me lãwo ene.
11 Ke eƒe sìiwo kple tawo matrɔ
o, ke boŋ dze anɔ wo me. 12 Ati
tseku vovovowo amie ḍe tɔsisi la
ƒe goawo kple eve dzi, woƒe aŋgba-
wo mayrɔ o, eye woƒe tsetsewo
nu matso o; woatse ku ɣeye ɣleti
sia ɣleti, elabena kɔkɔeƒe la woƒe
tsi dzɔ tso; woƒe tsetse anye nu-
ḍuḍu, eye woƒe aŋgbawo anye
dɔyɔgbe.[e]

Anyigba la ƒe liƒowo.

13 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Liƒo, siwo me miamã anyigba la
ḍo ḍe Israel ƒe to wuieveawo nu
la enye si: Yosef nexɔ [f]gome
eve. 14 Amesiame nexɔe abe nɔ-
via ene, elabena mekɔ nye asi
dzi ka atam be, matsɔe na mia
fofowo, eye anyigba sia nanye
miaƒe domenyinu. 15 Anyigba la
ƒe liƒo le anyiehe gome enye si:
Tso atsiaƒu gã la nu to Xetlon
vaseḍe Zedad,[h] 16 Xamat, Berota,
Sibrayim, si le Damasko ƒe liƒo
kple Xamat ƒe liƒo dome, Xazer-
Enon, si le Xauran ƒe liƒo dzi.
17 Ale liƒo la natso atsiaƒu nu
vaseḍe Xazer-Enon le Damasko
ƒe liƒo dzi, eye wòato anyiehe

gome vaseḍe Xamat ƒe liƒo dzi; esia nye anyiehelifo. 18 Xedzeƒe gome enye si: Yordan nanye liƒo le Xauran kple Damasko, Gilead kple Israel-nyigba dome; midzidzee tso liƒo kemea ŋu vaseḍe atsiaƒu la nu le ɣedzeƒe gome; esia nye ɣedzeƒekpa. 19 Dziehelifo natso Tamar vaseḍe [a]dzrewɔtsi la nu le Kades, eye wòato [b]tɔɔu la ŋu vaseḍe atsiaƒu gã la nu; esia nye dziehelifo. 20 Atsiaƒu gã la nanye liƒo le ɣetoḍoƒe gome tso liƒo sia gbɔ vaseḍe Xamat kasa; esia nye ɣetoḍoƒelifo. 21 Eye mimã anyigba sia ḍe mia nɔeawo dome ḍe Israel ƒe toawo nu. 22 Ne miedzidze nu ḍe edzi, be wòanye miaƒe domenyinu la, mibu [c]amedzro, siwo le mia dome, eye wodzi viwo ḍe mia dome la abe Israel-viwo ƒe afeviwo ene; woaxɔ domenyinu kpe ḍe mia ŋu ḍe Israel ƒe toawo dome. 23 Eye to, si me amedzroa le la, afimae miana eƒe domenyinui do, Afetɔ Yehowa ye gblɔe!

Anyigba la mamã.

48. Toawo ƒe ŋkɔwo nye esi: Tso anyiehe kekeake mlo ḍe [f]Xetlon-mɔ ŋu to Xamat vaseḍe Xazer-Enon heḍe Damasko ƒe liƒo ḍe Xamat ƒe anyiehe gome; Dan nexɔ gome ḍeka tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 2 Aser nexɔ gome ḍeka ḍe Dan ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 3 Naftali nexɔ gome ḍeka ḍe Aser ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 4 Manase nexɔ gome ḍeka ḍe Naftali ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 5 Efrayim nexɔ gome ḍeka ḍe Manase ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 6 Ruben nexɔ gome ḍeka ḍe Efrayim ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe. 7 Yuda nexɔ gome ḍeka ḍe Ruben ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe.

8 Adzɔ, si na ge miala la, nanɔ Yuda ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe, wòakeke [h]abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye wòadidi abe gomeawo dometɔ ḍeka ene tso ɣedzeƒe vaseḍe ɣetoḍoƒe, eye kɔkɔeƒe la nanɔ etitina. 9 Adzɔ, si miana Yehowa, nadidi abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye wòakeke abɔklugui akpe blave. 10 Adzɔ kɔkɔe la nanye nunɔlawo tɔ, wòadidi le anyiehe gome abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye wòakeke le ɣetoḍoƒe gome abɔklugui akpe ewo, wòakeke le ɣedzeƒe gome abɔklugui akpe ewo, eye wòadidi le dziehe gome abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye Yehowa ƒe kɔkɔeƒe la nanɔ etitina; 11 nunɔla, siwo ŋu wokɔ, amesiwo nye Zadok-viwo, eye [d]wowɔ nye subɔsubɔdɔwo, wometrɔ le yonyeme abe Lewi-viwo ene, esime Israel-viwo tra mɔ o la tɔ wòanye. 12 Eye wòanye adzɔ, si woḍe le anyigba la ŋu na wo ḍe Lewi-viwo ƒe liƒo dzi ahanye nu kɔkɔetɔ. 13 Lewi-viwo mexɔe ḍe nunɔlawo ƒe liƒo ŋu wòadidi abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye wòakeke abɔklugui akpe ewo. Didime blibo la nanye abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃, eye kekeme nanye abɔklugui akpe blave. 14 Womekpɔ mɔ atsɔ ḍe adzra o, womaḍɔ lii o, eye anyigba la ƒe nyuitɔ mayi ḍe ame bubu si me o; elabena nu kɔkɔe wònye na Yehowa. 15 Ke teƒe mamlea, si keke abɔklugui akpe atɔ̃ mlo ḍe didime abɔklugui akpe blave vɔ atɔ̃ ŋu la, nanye hahoo ƒe anyigba hena du la, wòanye nɔƒe kple lãnyiƒe, eye du la nanɔ titina. 16 Du la ƒe dzidzeme enye si: Anyiehe gome nanye abɔklugui akpe ene alafa atɔ̃, eye dziehe gome nanye abɔklugui akpe ene alafa atɔ̃, ɣedzeƒe gome nanye abɔklugui akpe ene alafa atɔ̃, eye ɣetoḍoƒe gome nanye abɔklugui akpe ene alafa atɔ̃.[g] 17 Lãnyiƒe, si anɔ dua ŋu, nake le anyiehe gome abɔklugui alafa eve kple blaatɔ̃, eye le dziehe gome abɔklugui alafa eve kple blaatɔ̃, le ɣedzeƒe gome abɔklugui alafa eve kple blaatɔ̃, eye le ɣetoḍoƒe gome abɔklugui alafa eve kple blaatɔ̃. 18 Didime la ƒe susɔea, si mlo ḍe adzɔ kɔkɔea ŋu hele abɔklugui akpe ewo le ɣedzeƒe gome kple abɔklugui akpe ewo le ɣetoḍoƒe gome la ƒe agble me nuwo nanye nuḍuḍu na dua ƒe agbledelawo. 19 Eye agbledela, siwo tso Israel ƒe toawo katã me le dua me la, naḍe agble ḍe edzi. 20 Adzɔ blibo,

[a] Mo. IV. 20, 13.
[b] Mo. IV. 34, 5.
[d] 44, 15.
[c] Mo. II. 22, 20.
[f] 47, 15. 17.
[g] Nyad. 21, 16.
[h] 45, 1–8.

si miana, kpakple du la ƒe anyi-
gba nanye abɔklugui akpe blave
vɔ atɔ̃ le dzogoe eneawo me, eye
adzɔ kɔkɔe wòanye. 21 Ke ma-
mlea, si le adzɔ kɔkɔe la kple du
la ƒe anyigba ƒe goawo kple eve dzi
la, [b]nanye amegã la tɔ; amegã la
tɔ nanɔ abɔklugui akpe blave vɔ
atɔ̃ la xa le ɣedzeƒe gome vasedẹ
ɣedzeƒe-liƒo dzi, eye wòanɔ abɔ-
klugui akpe blave vɔ atɔ̃ la xa
le ɣetodọƒe gome vasedẹ ɣeto-
dọƒe-liƒo dzi ahasɔ kple toawo ƒe
gomeawo; adzɔ kɔkɔe la kple xɔ
kɔkɔe la nanɔ titina. 22 Lewi-
viwo ƒe anyigba kple du la ƒe
anyigba le amegã la tɔ dome, eye
amegã la tɔ le Yuda ƒe liƒo kple
Benyamin ƒe liƒo dome.
23 To mamleawo nye esi: Benya-
min nexɔ gome dẹka tso ɣedzeƒe
vasedẹ ɣetodọƒe. 24 Simeon nexɔ
gome dẹka dẹ Benyamin ƒe liƒo
ŋu tso ɣedzeƒe vasedẹ ɣetodọƒe.
25 Isaxar nexɔ gome dẹka dẹ Si-
meon ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe va-
sedẹ ɣetodọƒe. 26 Zebulon nexɔ
gome dẹka dẹ Isaxar ƒe liƒo ŋu
tso ɣedzeƒe vasedẹ ɣetodọƒe. 27
Gad nexɔ gome dẹka dẹ Zebulon
ƒe liƒo ŋu tso ɣedzeƒe vasedẹ ɣe-
todọƒe. 28 Eye Gad ƒe liƒo le

[a] 47, 19.
[b] 45, 7.
[d] Nyad. 21, 12. 13.
[e] 43, 7; Nyad. 21, 2.

dziehe gome nanye liƒo, si tso
[a]Tamar vasedẹ dzrewɔtsi la nu
le Kades heto tɔɔu la ŋu va ke
dẹ atsiaƒu gã la nu. 29 Esia nye
anyigba, si dzi miadzidze nu dọ
wòanye domenyinu na Israel ƒe
toawo, eye esia nye woƒe gome-
wo, Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe.

**Du kɔkɔe la ƒe nɔnɔme kple eƒe agbowo ŋkɔ.**

30 Du la ƒe seƒewo nye esi:
Anyiehe gome le abɔklugui akpe
ene alafa atɔ̃. 31 Wotsɔ ŋkɔ na
du la ƒe agbowo dẹ Israel-toawo
nu; agbo etɔ̃ le anyiehe gome:
Ruben-gbo dẹka, Yuda-gbo dẹka
kple Lewi-gbo dẹka.[d] 32 Ɣedzeƒe
gome le abɔklugui akpe ene alafa
atɔ̃; agbo etɔ̃ le eŋu, siwo nye:
Yosef-gbo dẹka, Benyamin-gbo
dẹka kple Dan-gbo dẹka. 33 Dziehe
gome le abɔklugui akpe ene alafa
atɔ̃, eye agbo etɔ̃ le eŋu, siwo
nye: Simeon-gbo dẹka, Isaxar-gbo
dẹka kple Zebulon-gbo dẹka. 34
Ɣetodọƒe gome le abɔklugui akpe
ene alafa atɔ̃, eye agbo etɔ̃ le
eŋu, siwo nye: Gad-gbo dẹka,
Aser-gbo dẹka kple Naftali-gbo
dẹka. 35 Eƒe lolome le abɔklu-
gui akpe wuienyi, eye woayɔ dua
tso gbemagbe dzi be [e]„Yehowa
le afima“.

# DANIEL ƑE AGBALẼ.

**Daniel kple xɔlɔ̃awo hehe le Babel-fia ƒe fiasã me, woƒe ŋyateƒetɔnyenye kple nunya.**

1. Le Yuda-fia Yoyakim ƒe fiadụdụ
ƒe ƒe etɔ̃lia me la Babel-fia
Nebukadnezar ho dẹ Yerusalem
ŋu, eye wòdẹ to dee.[f] 2 Eye Aƒetɔ
la tsɔ Yuda-fia Yoyakim kple
Mawu ƒe aƒe me nua dẹwo dẹ asi
nɛ; ekplɔ wo yi eƒe mawu ƒe nɔƒe
le Sinear-nyigba dzi, eye wòtsɔ
nuawo dẹ eƒe mawu ƒe nudzra-
dọƒe. 3 Eye fia la dẹ se na aƒe-
dzikpɔlawo ƒe amegã Aspenaz be,
wòadẹ ŋutsuviwo tso Israel-viwo
dome, amesiwo tso fiaƒome kple
bubumewo dome,[g] 4 ŋutsuvi, siwo
nu mewɔ afiaa dẹke na o, eye
wodze dẹka, adẹŋu le mo na wo,
wodze si nu, nunya le tagbɔ na
wo, eye wozã la, be woasubɔ le
fiasã me, eye woafia Kaldeatɔwo

[f] Fia. II. 24, 1. 2.
[g] Fia. II. 20, 18.
[h] Mo. III. 11.
[i] Mo. I. 39, 21.

ƒe nuŋɔŋlɔ kple gbe wo. 5 Eye
fia la dọ woƒe gbesiagbe nudụdụ
na wo tso fia ƒe nudụdụ kple wein
me, ne woatsɔ anyi woe ƒe etɔ̃;
emegbe woasubɔ fia la. 6 Yuda-
vi, siwo le wo dome la, wonye:
Daniel, Xananya, Misael kple Azar-
ya. 7 Eye aƒedzikpɔlawo ƒe amegã
tsɔ ŋkɔ na wo: Daniel tɔe nye
Beltsazar, Xananya tɔe nye Sadrax,
Misael tɔe nye Mesax, eye Azarya
tɔe nye Abed-Nego.
8 Ke Daniel dọ dẹ ta me be, ye-
mele fia ƒe nudụdụ kple wein tsɔ
ge agblẽ kɔ dọ na ye dokui o,
eye wòdẹ kuku na aƒedzikpɔlawo
ƒe amegã, ne yemagagblẽ kɔ dọ na
ye dokui o.[h] 9 Eye Mawu na aƒe-
dzikpɔlawo ƒe amegã nyo dɔme
na Daniel, eye wòve enu.[i] 10 Eye
aƒedzikpɔlawo ƒe amegã gblɔ na

Daniel bena: Mele nye afetɔ fia,
amesi ɖo nuɖuɖu kple nunono na   a 3, 8.
mi la vɔ̃m; elabena ne ekpɔ be,
miafe mo ɖi ku wu mia hatiwo tɔ
la, ekema nye tae nye ekem mie-
tsɔ na fia la. 11 Tete Daniel gblɔ
na dzikpɔla, si afedzikpɔlawo fe
amegã ɖo Daniel, Xananya, Mi-
sael kple Azarya nu la bena: 12
Tee kpɔ kple wò dɔlawo ŋkeke
ewo, ne woatsɔ amã na mí míaɖu
kple tsi na mí míano. 13 Eme-
gbe naɖe ŋku ɖe míafe nɔnɔme
kple ŋutsuvi, siwo ɖua fia fe nu-
ɖuɖu la fe nɔnɔme, eye alesi na-
kpɔ la, nenema nu nawɔ na wò
dɔlawo ɖo. 14 Eye wòɖo to wo
le nya sia me hetee kpɔ kpli wo
ŋkeke ewo. 15 Le ŋkeke ewo
megbe la wofe nɔnɔme nyo, eye
woklã wu ŋutsuvi, siwo katã ɖua
fia fe nuɖuɖu. 16 Tso gbemagbe
dzi dzikpɔla la ɖe wofe nuɖuɖu
kple wein, si woɖo na wo la ɖa,
eye wòna ama wo. 17 Eye Ma-
wu na nunya kple gɔmesese ŋu-
tsuvi ene siawo le nuŋɔŋlɔ vovo-
vowo kple nunya gome; ke Da-
niel ya nya ŋutegawo katã kple
drɔ̃ewo gɔme.[b]   b Xez. 28, 3.

18 Esi ɣeyiɣi, si fia la de se
be, woakplɔ wo vɛ, de la, afedzi-
kpɔlawo fe amegã kplɔ wo va
Nebukadnezar ŋku me. 19 Eye
esi fia la fo nu kpli wo la, wome-
kpɔ amea ɖeke le wo katã dome,
si de Daniel, Xananya, Misael kple
Azarya nu o; eye wosubɔ le fia
la ŋku me. 20 Eye nya sia nya,
si fia la bia wo le nunya kple
gɔmesese gome la, ekpɔ be, wofo
efe fiaɖufe blibo la fe dzotɔwo
kple bokɔnɔwo katã ta zi gbɔ zi
ewo. 21 Eye Daniel tsi anyi va-
seɖe fia Kores fe [d]fe gbãtɔ me.   d Ezra 1, 1.

**Daniel ɖe Nebukadnezar fe drɔ̃e le xexeme fiaɖufe eneawo kple Mawu fe fiaɖufe mavɔ la ŋu gɔme nɛ, eye wodoe ɖe dzi ŋutɔ.**   e 1, 17. 20.   f kp. 24.

**2.** [g]Le Nebukadnezar fe fiaɖuɖu   g kpo 7.
fe fe evelia me la Nebukad-
nezar ku drɔ̃e, eye wòdzo haha,
ale be alɔ̃ bu ɖee. 2 Tete fia la
de se be, woayɔ dzotɔwo kple
bokɔnɔwo, gbesalawo kple Kal-
deatɔwo vɛ, ne woaɖe drɔ̃e la gɔ-
me na fia la; eye wova hetsi tre
ɖe fia la ŋku me.[h] 3 Eye fia la   h Yes. 47, 12. 13.
gblɔ na wo bena: Meku drɔ̃e, eye
drɔ̃e la gɔmesese na medzo haha.
4 Tete Kaldeatɔwo fo nu kple fia
la ɖe Aram-gbe me bena: [a]Fia la
nenɔ agbe tegbee! Lĩ drɔ̃e la na
wò dɔlawo, ekema míaɖe egɔme
na wò. 5 Fia la ɖo ŋu na Kal-
deatɔwo gblɔ bena: Tame, si me-
ɖo, enye si: Ne mielĩ drɔ̃e la, eye
mieɖe egɔme nam o la, ekema
woafli mi kakɛkakɛ, eye miafe
afewo azu aɖukpo. 6 Ke ne mielĩ
drɔ̃e la, eye mieɖe egɔme la, eke-
ma miaxɔ nunana vovovowo kple
bubu geɖe tso gbɔnye, eyata milĩ
drɔ̃e la, eye miɖe egɔme. 7 Wo-
ɖo ŋu zi evelia gblɔ bena: Fia la
nelĩ drɔ̃e la na efe dɔlawo, eke-
ma míaɖe egɔme. 8 Fia la xɔ
edzi gblɔ bena: Medze sii keŋ be,
ɣeyiɣi ko dim miele, elabena mie-
kpɔ be, meɖo tame kplikpaa. 9 Ke
ne mielĩ drɔ̃e la nam o la, eke-
ma afiatsotso ɖeka koe le mia ŋu;
elabena ɖe mieɖo gbe ɖi, be mia-
gblɔ alakpanyawo kple nya gbe-
gblẽwo le ŋkunye me, vaseɖe esi-
me ɣeyiɣi la nu nayi. Eyata milĩ
drɔ̃e la nam, ekema madze sii be,
miate ŋu aɖe egɔme hã nam. 10
Kaldeatɔwo ɖo ŋu na fia la gblɔ
bena: Amegbetɔa ɖeke mele anyi-
gba dzi, si ate ŋu aɖe nusi fia di
la gɔme o; eye fia gã sẽŋua ɖeke
meli, si bia nusiawo tɔgbe tso
dzotɔwo, bokɔnɔwo kple Kaldea-
tɔwo si me kpɔ o. 11 Nusi dim
fia le la sesẽ, eye amea ɖeke
meli ate ŋu aɖe egɔme na fia la
o, negbe mawuwo ko, amesiwo
fe nɔfe mele kodzogbeawo dome
o. 12 Tete dzi ku fia la, eye wòdo
dɔmedzoe ŋutɔ hede se be, woa-
wu Babel-nunyalawo katã. 13 Eye
esi wode se be, woawu nunyala-
wo la, wodi Daniel kple ehatiwo
hã, be woawu.

14 Tete Daniel tsɔ [e]nunya kple
gɔmesese fo nu kple fia ŋu srafo-
wo fe amegã [f]Aryox, amesi ho be,
yeawu Babel-nunyalawo la. 15
Eye wògblɔ na fia fe aɖafia Ar-
yox bena: Nukatae fia la de se
sesẽ sia ɖo? Tete Aryox to nya
la na Daniel. 16 Eye Daniel yi
fia la gbɔ ɖaɖe kuku nɛ be, wòa-
na azã ye, ne yeaɖe drɔ̃e la gɔme
na fia la. 17 Emegbe Daniel yi
afe me, eye wòto nya la na efe ha-
tiwo Xananya, Misael kple Azar-
ya; 18 ne woabia amenuveve le

dziƒo ƒe Mawu la si le nya ɣaɣla
sia ta, ne womagawu Daniel kple
eƒe hatiwo akpe ɖe Babel-nunyala
mamleawo ŋu o. 19 Tete [a]woɖe a kp. 30.
nya ɣaɣla la fia Daniel le ŋutega
me le zã. Eye Daniel kafu dziƒo
Mawu la. 20 Eye Daniel xɔ edzi
gblɔ bena: Woakafu Mawu ƒe
ŋkɔ tso mavɔ me yi ɖe mavɔ me,
elabena etɔe nye nunya kple ŋusẽ.
21 Eyae ɖɔa li ɣeyiɣiwo kple azã-
gbewo, [b]eɖea fiawo le zi dzi, eye b 4, 14. 22. 29.
wòɖoa fiawo zi dzi, enaa nunya
nunyalawo kple sidzedze nugɔ-
meselawo; 22 eɖea nusi me go-
glo, kple nu ɣaɣla fiana, enya nusi
le viviti me, elabena kekeli le
egbɔ. 23 Fofonyewo ƒe Mawu,
meda akpe na wò, eye mekafu wò,
be nèna nunya kple ŋusẽm, eye
nèɖe nusi míebia wò la fiam; ela-
bena fia ƒe nyae nèɖe fia mí!
24 Tete Daniel yi [d]Aryox, amesi d kp. 14.
fia la ɖɔ, be wòawu Babel-nunya- e Xez. 26, 7.
lawo la gbɔ, eye wògblɔ nɛ be-
na: Megawu Babel-nunyalawo o;
ke boŋ kplɔm yi fia la gbɔe, eye
maɖe drɔ̃e la gɔme na fia la. 25 f Yer. 27, 6.
Eye Aryox kplɔ Daniel yi fia la
gbɔ enumake hegblɔ nɛ bena: Me-
kpɔ ŋutsua ɖe le Yuda-viwo ƒe
aboyomewo dome, amesi be, yea-
ɖe drɔ̃ea gɔme na fia. 26 Fia la
xɔ edzi gblɔ na Daniel, amesi ŋkɔ
nye Beltsazar la, bena: Àte ŋu
ali drɔ̃e, si meku la, eye naɖe
egɔme nam vavãa?
27 Daniel ɖo ŋu na fia la gblɔ
bena: Nya ɣaɣla, si dim fia le la,
nunyalawo, bokɔnɔwo, dzotɔwo
kple dzinuvi me nyalawo mate ŋu
aɖe egɔme na fia la o. 28 Ke Ma-
wua ɖe le dzi me, amesi ɖea nya
ɣaɣlawo ɖe go, eye eyae ɖe nusi
gbɔna dzɔdzɔ ge gbaɖegbe la fia
fia Nebukadnezar. Wò drɔ̃ekuku
kple ŋutega, si va ta me na wò le
wò aba dzi la, enye si: 29 Wò
fia, èle tame bum le nusi gbɔna
dzɔdzɔ ge le ɣeyiɣi siawo megbe
la ŋu le wò aba dzi, eye [g]amesi g kp. 22.
ɖea nya ɣaɣlawo ɖe go la, ɖe
nusi gbɔna dzɔdzɔ ge la fia wò.
30 Ke nye la, [h]menye esi nunya h Mo. I. 41, 16.
le asinye wu agbagbeawo katã ta,
woɖe nya ɣaɣla sia fiam ɖo o, ke
boŋ, be woaɖe egɔme na fia la, eye
nadze si wò dzimesusuwo. 31 Wò i 7, 14. 27; Yes. 9, 6.
fia, èɖo ŋku anyi, eye nèkpɔ le-
gba gãa ɖe; legba la lolo, eye eƒe
dzoɖaɖa teƒe mekɔ o, ele tsitrenu
ɖe ŋkuwò me, eye eƒe nɔnɔme
dzi ŋɔ. 32 Legba sia ƒe ta nye
sika nyuitɔ, eƒe akɔta kple eƒe
abɔwo nye klosalo, eye eƒe ƒoɖo
kple ali nye akɔbli; 33 eƒe atawo
nye gayibɔ, eƒe afɔwo ƒe akpaa
ɖewo nye gayibɔ, eye akpaa ɖe-
wo nye tsu. 34 Eye esi nèle ekpɔm
la, kpea ɖe, si menye ame ƒe asie
dae o la, ge va dze legba la ƒe
afɔ, si nye gayibɔ kple tsu la dzi,
eye wògbãe gudugudu. 35 Ale
gayibɔ kple tsu, akɔbli, klosalo
kple sika wogbã gudugudu, eye
wozu abe tsro le lugbɔƒe le dzo-
meŋɔli ene, ya kplɔ wo dzoe, eye
womegakpɔ wo teƒe o; ke kpe, si
dze legbaa dzi la, zu to gãa ɖe
hexɔ anyigba blibo la dzi.
36 Drɔ̃e la nye esia. Azɔ mía-
ɖe egɔme na fia la. 37 Wò fia,
si nye [e]fiawo ƒe fia, amesi dziƒo
ƒe Mawu la tsɔ fiaɖuɖu, ŋusẽ, ka-
mesesẽ kple bubu na, 38 wò amesi
wòtsɔ nu gbagbewo katã, ame-
gbetɔwo, [f]gbemelãwo kple dziƒo-
xewo de asi na, eye wòtsɔ wò ɖo
aƒetɔ ɖe wo katã nu la, wòe nye
sika ta la. 39 Ke fiaɖuƒe bubu ava
ɖe yowòme, si anɔ ʋee wu tɔwò;
emegbe fiaɖuƒe etɔ̃lia ava, si nye
akɔblitɔ, eye wòaɖu anyigba blibo
la dzi. 40 Fiaɖuƒe enelia asesẽ
abe gayibɔ ene, elabena gayibɔ
ƒoa nuwo katã, eye wògbãa wo gu-
dugudu; alesi gayibɔ gbãa nui la,
nenema wòaƒo ekemeawo katã,
eye wòagbã wo gudugudui. 41 Esi
nèkpɔ be, afɔwo kple afɔbideawo
ƒe akpaa ɖewo nye tsu, eye akpaa
ɖewo nye gayibɔ la, nenema fia-
ɖuƒe la amãe; gayibɔ ƒe sesẽ anɔ
eme, elabena èkpɔ gayibɔ kple
tsu wotsaka. 42 Alesi afɔbidea-
wo ƒe akpaa ɖewo nye gayibɔ,
eye akpaa ɖewo nye tsu la, ne-
nema fiaɖuƒe la ƒe akpaa ɖe asesẽ,
eye akpaa ɖe masesẽ o. 43 Eye
alesi nèkpɔ gayibɔ kple tsu wo-
tsaka la, nenema woatsaka kple
amegbetɔwo ƒe ƒomeawo, ke wo-
malé ɖe wo nɔewo ŋu o, abe alesi
gayibɔ kple tsu menya tsakana o
ene. 44 Le fia mawo ŋɔli la dziƒo
ƒe Mawu la aɖo fiaɖuƒea ɖe anyi,
si matsrɔ̃ [i]gbeɖegbeɖe o, eye eƒe
fiaɖuƒe mayi ɖe dukɔ bubua ɖeke

si me o;[a] agbã fiaɖuƒe mawo katã,
eye wòagblẽ wo, ke eya ŋutɔ anɔ
anyi tegbee. 45 Elabena èkpɔ[b]kpea
ɖe, si ame ƒe asi meɖa o la, ge
tso to dzi va gbã gayibɔ, akɔbli
kple tsu, klosalo kple sika la. Ma-
wu gã lae ɖe nusi gbɔna gbaɖe-
gbe la fia fia la. Drɔ̃e la le eme,
eye eƒe gɔmeɖeɖe le eteƒe.
46 Tete fia Nebukadnezar tsyɔ
mo anyi hede ta agu ɖe Daniel
ŋku me, eye wòɖe se be, woasa
vɔ, eye woado dzudzɔ ʋeʋẽe nɛ.
47 Tete fia la gblɔ na Daniel be-
na: Nyateƒee, miaƒe Mawu la enye
mawuwo dzi[d]Mawu kple fiawo dzi
Aƒetɔ kpakple nya ɣaɣlawo ɖefia-
la; elabena ète ŋu ɖe nya ɣaɣla
sia fia. 48 Eye fia la de bubu
Daniel ŋu, eye [f]wòtsɔ nunana gã
geɖewo nɛ, etsɔe ɖo Babel-nyi-
gba blibo la nu, eye wòtsɔe ɖo
Babel-nunyalawo katã ƒe tatɔe.
49 Eye Daniel ɖe kuku na fia la
[g]wòtsɔ Babel-nyigba ƒe dziɖuɖu-
dɔwo de asi na Sadrax, Mesax
kple Abed-Nego. Ke Daniel ŋutɔ
ya nɔ fiaƒe me.

**Ŋutsu etɔ̃awo le kpodzo me.**

3. Eye fia Nebukadnezar wɔ sika-
legba wòkɔ abɔklugui blaade,
eye wòkeke abɔklugui ade; eye
wòtsɔe li anyi ɖe Dura-bali la me
le Babel-nyigba dzi. 2 Eye fia
Nebukadnezar dɔ amewo ɖo ɖa,
be woaɖaƒo amegãwo, anyigba dzi
ŋunɔlawo, aʋafiawo, ʋɔnudrɔ̃lawo
ƒe amegãwo, nudzikpɔlawo, sefia-
lawo, ʋɔnudrɔ̃lawo kple anyigba-
wo ƒe dziɖuɖu dɔwɔlawo katã nu
ƒu, ne woava akɔ legba, si fia Nebu-
kadnezar li anyi la ŋu. 3 Tete ame-
gãwo, anyigba dzi ŋunɔlawo, aʋa-
fiawo, ʋɔnudrɔ̃lawo ƒe amegãwo,
nudzikpɔlawo, sefialawo, ʋɔnu-
drɔ̃lawo kple anyigbawo ƒe dzi-
ɖuɖu dɔwɔlawo katã ƒo wo ɖo-
kui nu ƒu, be woakɔ legba, si
fia Nebukadnezar li anyi la ŋu,
eye wotsi tre ɖe legba, si Nebu-
kadnezar li anyi la ŋgɔ. 4 Eye
gbeƒãɖela do ɣli sesie bena: Mi
dukɔwo, anyigba dzi dukɔwo kple
gbegbɔgblɔwo, wole se dem na
mi be: 5 Ne miese kpẽwo, dze-
wo, ga kasaŋkuwo, kasaŋkuwo, sa-
ŋkuwo, venɔwo ƒe dzewo kpakple
saŋku ƒomevi vovovowo ƒe ɖiɖi
la, miadze klo aɖo gbe ɖa na sika-
legba, si fia Nebukadnezar li anyi
la! 6 Ke amesi medze klo ɖo gbe
ɖa o la, woatsɔe aƒu gbe ɖe kpo,
si me dzo le bibim le la me enu-
make! 7 Eyata esi dukɔwo katã,
anyigba dzi dukɔwo kple gbegbɔ-
gblɔwo nya se kpẽwo, dzewo, ga
kasaŋkuwo, kasaŋkuwo kple sa-
ŋkuwo kpakple saŋku ƒomevi vo-
vovowo ƒe ɖiɖi ko la, wo katã
wodze klo hedo gbe ɖa na si-
kalegba, si fia Nebukadnezar li
anyi la.
8 Enumake Kaldea-ŋutsuwo va
tso Yudatɔwo nu. 9 Eye woxɔ
edzi gblɔ na fia Nebukadnezar
bena: Fia nenɔ agbe tegbee! 10
Wò fia, [e]èɖe se bena, ne amesia-
mese kpẽwo, dzewo, ga kasaŋku-
wo, kasaŋkuwo, saŋkuwo kple ve-
nɔwo ƒe dzewo kpakple saŋku ƒo-
mevi vovovowo ƒe ɖiɖi la, wòadze
klo aɖo gbe ɖa na sikalegba
la; 11 ke amesi medze klo hedo
gbe ɖa o la, woatsɔe aƒu gbe ɖe
kpodzo, si le bibim la me. 12 Yu-
da-ŋutsu, [h]siwo nètsɔ ɖo Babel-
nyigba ƒe dziɖuɖu dɔ nu: Sadrax,
Mesax kple Abed-Nego la, fia ƒe
se la metsɔ fu lã me na wo o, wo-
mesubɔ wò mawuwo o, eye wo-
medo gbe ɖa na sikalegba, si nèli
anyi la o. 13 Enumake Nebukad-
nezar de se le dɔmedzoe kple
dziku me be, woaɖakplɔ Sadrax,
Mesax kple Abed-Nego vɛ; eye
wokplɔ ŋutsu siawo vɛ na fia la.
14 Tete Nebukadnezar xɔ edzi
gblɔ na wo bena: Sadrax, Mesax
kple Abed-Nego, vavãe miegbe
be, yewomasubɔ nye mawu, eye
miaɖo gbe ɖa na sikalegba, si meli
anyi la oa? 15 Eyata miɖo ɖo!
Ne miese kpẽwo, dzewo, ga ka-
saŋkuwo, saŋkuwo, venɔwo ƒe
dzewo kple saŋku ƒomevi vovovo-
wo ƒe ɖiɖi la, ekema miadze klo
aɖo gbe ɖa na legba, si mewɔ la;
ke ne mieɖo gbe ɖa nɛ o la, eke-
ma woatsɔ mi aƒu gbe ɖe kpodzo
bibi la me enumake. [i]Mawu kae
ate ŋu aɖe mi tso asinye me?
16 Tete Sadrax, Mesax kple Abed-
Nego woɖo ŋu gblɔ na fia la be-
na: Nebukadnezar, nya sia ŋuɖoɖo
meve mí o. 17 Kpɔ ɖa, mia Mawu,
si subɔm míele la, ate ŋu aɖe mí
tso [k]kpodzo bibi la me, eye wòate

a Kor. I. 15, 24; Nyaɖ. 11, 15.
b kp. 34.
d 3, 29; Yos. 2, 11; Ps. 86, 8; Yes. 42, 8. 9.
e 6, 13.
f kp. 6.
g 3, 12.
h 2, 49.
i Fia. II. 18, 35.
k Ps. 66, 12.

ŋu aḍe mí tso wò fia si míe. 18
Ke ne menɔ alea o hã la, fia, nyae
be, míele wò mawuwo subɔ ge
akpɔ gbeḍe o, eye míado gbe ḍa
na sikalegba, si nèli anyi la o.[a] — [a] Mo. II. 20, 3-5.
19 Tete dzi ku Nebukadnezar
vevie, eye eƒe mo trɔ ḍe Sadrax,
Mesax kple Abed-Nego ŋu; eye
wòḍe se be, woado dzo ḍe kpoa — [b] 2, 47.
me zi gbɔ zi adre wu alesi wo-
doe tsã. 20 Eye wòḍe se na ŋu-
tsu sesẽ, siwo le eƒe aʋakɔa me
la be, woabla Sadrax, Mesax kple
Abed-Nego atsɔ aƒu gbe ḍe kpo-
dzo bibi la me. 21 Tete ŋutsua-
wo bla wo, woƒe agbotɛwo, dzi-
wuiwo kple awu ʋlayawo kpa-
kple avɔwo le wo ŋu, wotsɔ ƒu
gbe ḍe kpodzo bibi la me. 22 Eye
dzoƒaḍewo wu ŋutsu, siwo kplɔ
Sadrax, Mesax kple Abed-Nego
yii la, elabena fia ƒe se la sesẽ,
eye wodo kpodzo la wògbɔ eme. — [d] 6, 27.
23 Ŋutsu etɔ̃awo: Sadrax, Mesax
kple Abed-Nego wole babla wo-
tsɔ ƒu gbe ḍe kpodzo bibi la me.
24 Tete fia Nebukadnezar ƒe nu
ku, eye wòtso zi ḍeka kplà gblɔ
na eƒe adaŋuḍelawo bena: Ðe me-
nye ŋutsu etɔ̃e míebla tsɔ ƒu gbe
ḍe dzoa me oa? Woḍo ŋu gblɔ
na fia la bena: Ẽ, fia! 25 Exɔ
edzi gblɔ bena: Kpɔ ḍa, mele ŋu-
tsu ene kpɔm, ka tu le wo ŋu, eye
wole tsatsam le [e]dzoa me, eye — [e] Yes. 43, 2.
womexɔ abi o; enelia ƒe nɔnɔme
le abe mawuwo [f]vi tɔ ene. 26 — [f] kp. 28.
Tete Nebukadnezar te ḍe kpodzo
bibi la ŋu hexɔ edzi gblɔ bena:
Sadrax, Mesax kple Abed-Nego, — [g] 2, 2.
mi dzifoʋitɔ la viwo, mido va!
Enumake Sadrax, Mesax kple — [h] 5, 11. 14.
Abed-Nego wodo tso dzoa me. 27
Eye amegãwo, anyigba dzi nunɔ-
lawo, aʋafiawo kple fia ƒe adaŋu-
ḍelawo ƒo wo ḍokui nu ƒu, eye
woḍe ŋku ḍe ŋutsuawo hekpɔ be, — [i] Xez. 28, 3.
dzo mewɔ naneke ŋuti na wo o,
eye woƒe taḍa mefiã o, naneke
mewɔ woƒe awuwo o, eye dzo
meʋẽ le wo ŋu o.[k] — [k] Heb. 11, 34.
28 Tete Nebukadnezar xɔ edzi
gblɔ bena: Woakafu Sadrax, Me- — [l] Xez. 31, 3-14.
sax kple Abed-Nego ƒe Mawu la,
[n]amesi dɔ eƒe dɔla ḍa, be wòaḍe — [n] 6, 22.
eƒe subɔla, siwo ḍoa ŋu ḍe eŋu,
wo amesiwo ḍa fia ƒe nya dzi,
eye wotsɔ wo ḍokui na, be yewo-
magasubɔ mawu bubua ḍeke alo — [o] kp. 18; Xez. 17, 22.
ado gbe ḍa nɛ akpe ḍe yewoƒe
Mawu la ŋu o. 29 Eyata se, si
dem mele, enye si: Ne amea ḍe
gblɔ nya tovoa ḍe ḍe Sadrax, Me-
sax kple Abed-Nego ƒe Mawu ŋu
le dukɔwo, anyigba dzi dukɔwo
kple gbegbɔglɔwo katã dome la,
woaflii kakɛkakɛ, eye eƒe aƒe azu
aḍukpo; elabena [b]mawu bubua
ḍeke meli ate ŋu aḍe ame abe
eya ene o. 30 Emegbe fia la na
eme nyo na Sadrax, Mesax kple
Abed-Nego le Babel-nyigba dzi.
31 Fia Nebukadnezar ƒe nya na
dukɔwo katã, anyigba dzi dukɔwo
kple gbegbɔgblɔ, siwo le anyigba
blibo la dzi, enye si: Eme nenyo
na mi! 32 Enye nye didi be, ma-
tsɔ dzesi kple nukunu, siwo Ma-
wu dzifoʋitɔ la wɔ nam la, aḍe
gbe ƒãe. 33 Eƒe dzesiwo lolo, eye
eƒe nuku nuwo tri akɔ loo! Eƒe
[d]fiaduƒe enye fiaduƒe mavɔ, eye
eƒe dziḍuḍu le ƒomewo katã me!

### Nebukadnezar ƒe seḍeḍe le drɔ̃e bubu ŋuti kple egɔmeḍeḍe.

4. Nye Nebukadnezar menɔ aƒe-
nye me bɔkɔɔ, eye meḍu agbe
le nye fiasã me. 2 Meku drɔ̃e,
eye wòna medzo haha, nye tame-
susuwo le nye aba dzi kple nye
ŋutegawo na dzidzi ƒom. 3 Eye
meḍe se be, woakplɔ Babel-nu-
nyalawo katã vɛ nam, ne woaḍe
drɔ̃e la gɔme nam. 4 Tete dzo-
tɔwo, bokɔnɔwo, Kaldeatɔwo kple
gbesalawo va, eye melĩ drɔ̃e la
na wo, ke womeḍe egɔme nam
o.[g] 5 Mlɔeba la Daniel, amesi tsɔ
nye mawu Beltsazar ŋkɔ, eye ma-
wu kɔkɔewo ƒe [h]gbɔgbɔ le eme
la, va gbɔnye, eye melĩ drɔ̃e la
nɛ be: 6 Wò Beltsazar, dzotɔwo
ƒe tatɔ, wò amesi me màwu kɔ-
kɔewo ƒe gbɔgbɔ le menya, eye
[i]nya ɣaɣlaa ḍeke mele vivi me ḍe
wò o, gblɔ nye ŋutega, si mekpɔ
le drɔ̃e me la, eye naḍe egɔme.
7 Ŋutega, si mekpɔ le nye aba
dzi, enye si: Meḍo ŋku anyi, eye
kpɔ ḍa, atia ḍe le anyigba titina,
si kɔ ŋutɔ.[l] 8 Ati la lolo, eye wò-
sesẽ, ekɔ ḍatɔ dziŋgɔli ke, eye
wòvu vaseḍe anyigba blibo la ƒe
mlɔenu. 9 Eƒe aŋgbawo nyo, eƒe
tsetsewo sɔ gbɔ, eye wònye nu-
ḍuḍu na nuwo katã; gbemelãwo
nɔ eƒe vɔvɔli te, [o]dzifoxewo wɔ

atɔ ɖe eƒe alɔwo me, eye wònyi
ŋutilãwo katã. 10 Eye meɖo ŋku
anyi le ŋutega, si mekpɔ le nye
aba dzi la me, kpɔ ɖa, dzɔla kɔ-
kɔea ɖe ɖi tso dziƒo 11 hedo ɣli
sesĩe gblɔ bena: [a]Milã ati la, eye
mitso eƒe alɔwo, mido dzodzo eƒe
aŋgbawo, eye mikaka eƒe tsetse-
wo hlẽ, minyã gbemelãwo ɖa le
ete kple dziƒoxewo ɖa le eƒe alɔ-
wo me! 12 Ke migblẽ eƒe takpoea
ɖe to me, eye mide gayibɔ- kple
akɔbli kɔsɔkɔsɔe ɖe gbe dama
me, dziƒo zãmu naƒo, eye eya kple
gbemelãwo naɖu anyigba dzi gbe.
13 Woaɖe amegbetɔ ƒe dzi le eme
ahatsɔ lã ƒe dzi nɛ, vaseɖe esime
[b]azã adre nu nava yi nɛ. 14 Esia
nye dzɔlawo ƒe tameɖoɖo, eye
kɔkɔetɔ la ƒe se enye nya sia, ne
agbagbeawo nadze si be, [c]dziƒo-
ʋĩtɔ la kpɔ ŋusẽ ɖu amegbetɔwo
ƒe fiaɖuƒewo dzi, amesi dze eŋu
la, wòtsɔa wo nana, eye ate ŋu
atsɔ ame tsɛwo aɖo wo nu. 15
Esia nye drɔ̃e, si nye fia Nebu-
kadnezar meku; Beltsazar, ɖe egɔ-
me nam, elabena nunyala, siwo
katã le nye fiaɖuƒe me la, mete
ŋu ɖe egɔme nam o; ke wò la
àte ŋu aɖe egɔme, elabena mawu
kɔkɔewo ƒe gbɔgbɔ le mewò.
16 Tete Daniel, amesi ŋkɔ nye
Beltsazar la ƒe nu tsi tè sẽ, eye
eƒe susuwo ɖo ŋɔdzi nɛ. Eye fia
la xɔ edzi gblɔ bena: Beltsazar,
drɔ̃e la kple egɔmeɖeɖe megadzi
ŋɔ na wò o. Beltsazar ɖo eŋu
gblɔ bena: Nye aƒetɔ, drɔ̃e la neɖi
wò ketɔwo ŋu, eye egɔmeɖeɖe
neɖi wò futɔwo ŋu! 17 Ati gã
lolo, si nèkpɔ wòkɔ ɖatɔ dziŋgɔli,
eye wòvu ɖe anyigba blibo la dzi,
18 eƒe aŋgbawo nyo, eƒe tsetsewo
sɔ gbɔ, eye wònye nuɖuɖu na nu-
wo katã, gbemelãwo nɔ ete, eye
dziƒoxewo wɔ atɔ ɖe eƒe alɔwo
me la, 19 enye wò fia, amesi tri
akɔ, eye ŋusẽ le ŋuwò, wò gã-
nyenye ɖatɔ dziŋgɔli, eye wò ŋusẽ
de anyigba ƒe mlɔenu ke. 20 Eye
esi fia la kpɔ dzɔla kɔkɔea ɖe wò-
ɖi tso dziƒo gblɔ bena: Milã ati
la, eye migblẽe; ke mina eƒe ta-
kpoea natsi to me, eye mide ga-
yibɔ-kple akɔbli kɔsɔkɔsɔe ɖe gbe
dama me, dziƒo zãmu naƒoe, eye
eya kple gbemelãwo naɖu nu, va-
seɖe esime azã adre nu nava yi
nɛ la, 21 fia, egɔmeɖeɖe enye si,
eye dziƒoʋĩtɔ ƒe tameɖoɖo, si le
nye aƒetɔ fia dzi va ge la, enye
si: 22 Woanyã wò ɖa le amegbe-
tɔwo dome, eye ànɔ gbemelãwo
gbɔ, woana gbe wò naɖu abe
nyitsu ene, eye woana dziƒo zã-
mu naƒo wò, vaseɖe esime azã
adre nu nayi na wò, ne nadze
sii be, dziƒoʋĩtɔ la kpɔ ŋusẽ ɖe
amegbetɔwo ƒe fiaɖuƒewo dzi, eye
amesi dze eŋu la, eyae wòtsɔa
wo nana. 23 Eye esi wode se be,
ati la ƒe takpoea nesusɔ la, eya
nye be, wò fiaɖuƒe la atsi anyi na
wò, ne nadze sii be, dziƒo si me
ŋusẽ le. 24 Eyata fia, na nye ada-
ŋuɖeɖe nadze ŋuwò: Tsɔ dzɔdzɔe-
nyenye ƒle wò nuvɔ̃wo tae, eye
natsɔ [d]dɔmenyowɔwɔ na ame da-
hewo ƒle wò vodadawo tae; amea
ɖe menya nu o ágbɔ ɖe eme eteƒe
nadidi hĩ.

Fia Nebukadnezar ƒe tsukuku kple bɔbɔdanyi.

25 Nusiawo katã va fia Nebu-
kadnezar dzi. 26 Le dzinu wuieve
megbe, esime fia la le tsa ɖim le
fiasã ta me le Babel la, 27 exɔ edzi
gblɔ bena: Ɖe menye esia nye
Babel gã, si metsɔ nye ŋusẽ tria-
kɔ la tsoe, ne wòanye fia nɔƒe kple
nye atsyɔ̃ ƒe bubu oa?[f] 28 Esi
fia la mekpɔ ɖe nu le nyaa me
o la, gbe ɖi tso dziƒo be: Fia Ne-
bukadnezar, xɔ gbe se: Woxɔ fia-
ɖuƒe la le asiwò; 29 woanyã wò
le amegbetɔwo dome, eye ànɔ
gbemelãwo gbɔ, woana gbe wò
naɖu abe nyitsu ene, vaseɖe esi-
me azã adre nu nava yi na wò,
eye [g]nadze sii be, dziƒoʋĩtɔ la kpɔ
ŋusẽ ɖe amegbetɔwo ƒe fiaɖuƒe-
wo dzi, eye amesi dze eŋu la, eyae
wòtsɔa wo nana. 30 Enumake nya
la va me na Nebukadnezar; wo-
nyãe ɖa le amegbetɔwo dome,
eɖu gbe abe nyitsu ene, eye dzi-
ƒo zãmu ƒoe, vaseɖe esime eƒe ɖa
to abe hɔ̃wo ƒe fu ene, eye eƒe
fe to abe xewo tɔ ene.
31 Esi azã de la, nye Nebukad-
nezar meƒɔ mo dzi, nye mo gakɔ,
eye meda akpe na dziƒoʋĩtɔ la,
mekafu amesi le agbe tegbee la,
eye mede bubu eŋu, eya amesi
ƒe [h]dziɖuɖu li tegbee, eye eƒe fia-
ɖuƒe le ƒomewo katã me. 32 Anyi-
gbadzitɔwo katã meɖi naneke nɛ
o, eye wòwɔa dziƒo ŋu nuwo kple

a kp. 20.
b 7, 25.
d Lod. 19, 17; Mat. 5, 7; 19, 21.
e 2, 21.
f Lod. 16, 18; Dɔ. 12, 23.
g 5, 21.
h 3, 33.

anyigbadzitɔwo alesi dze eŋu, eye amea ɖeke meli alé eƒe asi agblɔ be, nuka nye esi wɔm nèle hã o. 33 Nye mo gakɔ le ɣemaɣi, eye nye fiaɖuƒe ƒe bubu, nye ŋutikɔkɔe kple nye atsyɔ̃ gasu asinye; nye adaŋudelawo kple nye amegãwo di yonyeme mɔ, wogatsɔm ɖo nye fiaɖuƒe la nu, eye nye gãnyenye sɔ gbɔ ɖe dzi. 34 Eyata nye Nebukadnezar makafu dziƒo fia la, made bubu eŋu, eye mada akpe nɛ; elabena eƒe nuwɔwɔwo katã le eteƒe, eƒe mɔwo dzɔ, eye wòbɔbɔa [b]dadalawo ɖe anyi.

[a] 4, 5.
[b] 5, 20; Lu. 1, 51; 18, 14.

**Belsazar ƒe aglotutu; nuku nuŋɔŋlɔ ɖe gli ŋuti; Daniel ɖe egɔme.**

**5.** Fia [d]Belsazar tu aglo gãa ɖe na eƒe amegã akpewo, eye wòno wein le ame akpeawo ŋku me. 2 Eye esi Belsazar nɔ aha la, ede se be, woaɖatsɔ sikanu kple klosalonu, siwo fofoa Nebukadnezar fɔ tso gbedoxɔ me le Yerusalem la vɛ, ne fia la kple eƒe amegãwo, srɔ̃awo kple eƒe ahiãwo nano nu le wo me.[f] 3 Tete woɖatsɔ sikanu, siwo wofɔ le Mawu ƒe aƒe ƒe gbedoxɔ me le Yerusalem la vɛ, eye fia la kple eƒe amegãwo, srɔ̃awo kple eƒe ahiãwo no nu le wo me. 4 Wono wein, eye wokafu mawu, siwo nye sika, klosalo, akɔbli, gayibɔ, ati kple kpe. 5 Enumake kasia amegbetɔ ƒe asibide va ŋlɔ nu ɖe fiasã la ƒe gli, si wosi akalo na la ŋu le akaɖitia ŋgɔdze. Eye esi fia la kpɔ asi, si ŋlɔ nua la, 6 fia la ƒe mo fu tititi, eye eƒe tamesusuwo do ŋɔdzi nɛ, eƒe ali me ka tso, eye eƒe klowo le wo nɔewo ƒom kpakpakpa. 7 Tete fia la do ɣli sesie be, [g]woayɔ bokɔnɔwo, Kaldeatɔwo kple dzotɔwo vɛ. Eye fia la xɔ edzi gblɔ na Babel-nunyalawo bena: Amesi axlẽ nuŋɔŋlɔ sia, eye wòaɖe egɔme nam la, woata aɖabɛ nɛ, woade sika kɔsɔkɔsɔ kɔ nɛ, eye wòanye etɔ̃lia aɖu dzi le nye fiaɖuƒe la me. 8 Enumake fia ƒe nunyalawo katã va, ke womete ŋu xlẽ nuŋɔŋlɔ la, ne woahayi egɔme ɖe ge na fia la o. 9 Tete vɔvɔ̃ ɖo fia Belsazar, eye eƒe mo fu tititi, eye dzidzi ƒo eƒe amegãwo.

[d] 7, 1.
[e] Xez. 28, 3.
[f] 1, 2; Kron. II. 36, 10.
[g] 2, 2; 4, 3.
[h] 2, 37; 4, 22.

10 Eye fia dada yi aglotuƒe la le fia la kple eƒe amegãwo ƒe nya la ta. Tete fia dada xɔ edzi gblɔ bena: Fia nenɔ agbe tegbee! Wò tamesusuwo megado ŋɔdzi na wò o, eye wò mo megafu tititi o! 11 Ŋutsua ɖe le wò fiaɖuƒe la me, amesi me mawu kɔkɔewo ƒe [a]gbɔgbɔ le. Le fofowò ŋɔli la wokpɔ sidzedze, gɔmesese kple nunya le esi abe mawuwo ƒe nunya ene, eye fofowò, fia Nebukadnezar, tsɔe ɖo dzotɔwo, bokɔnɔwo, Kaldeatɔwo kple gbesalawo ƒe tatɔe, 12 elabena gbɔgbɔ triakɔ, sidzedze kple nunya le esi, eye wòɖea drɔ̃ewo, adzowo kple nya manyatanuwo gɔme; eyama nye Daniel, amesi fia la tsɔ ŋkɔ na be Beltsazar. Eyata woayɔ Daniel vɛ, ekema aɖe egɔme.[e] 13 Tete wokplɔ Daniel vɛ na fia la. Eye fia la xɔ edzi gblɔ na Daniel bena: Wòe nye Daniel tso Yuda ƒe aboyovi, siwo fofonye fia kplɔ tso Yuda vɛ la domea? 14 Mese le ŋuwò be, mawuwo ƒe gbɔgbɔ le mewò, eye sidzedze, gɔmesese kple nunya triakɔ le asiwò wokpɔ. 15 Azɔ wokplɔ nunyalawo kple bokɔnɔwo vɛ nam, be woaxlẽ nuŋɔŋlɔ sia, eye woaɖe egɔme nam, ke womete ŋu ɖe nu sia gɔme nam o. 16 Mese le ŋuwò be, èɖea nu gɔme, eye nèɖea nya manyatanuwo gɔme. Ne ète ŋu xlẽ nuŋɔŋlɔ sia, eye nèɖe egɔme nam la, àta aɖabɛ, àdo sika kɔsɔkɔsɔ ɖe kɔ, eye ànye etɔ̃lia aɖu dzi le nye fiaɖuƒe la me.

17 Daniel ɖo ŋu gblɔ na fia la bena: Wò nunanawo nenɔ anyi na wò, eye natsɔ wo na ame bubu! Ke maxlẽ nuŋɔŋlɔ la na fia la, eye maɖe egɔme nɛ. 18 Fia, Mawu dziƒoʋĩtɔ tsɔ [h]fiaɖuƒe, gãnyenye, bubu kple ŋutikɔkɔe na fofowò Nebukadnezar. 19 Vɔvɔ̃ ɖo dukɔwo katã, anyigba dzi dukɔwo kple gbegbɔgblɔwo, eye wodzo nyanyanya le ŋusẽ, si wonae la ta; ne elɔ̃ la, ewua ame, ne elɔ̃ la, exɔa ame ɖe agbe; ne elɔ̃ la, edoa ame ɖe dzi, eye ne elɔ̃ la, ebɔbɔa ame ɖe anyi. 20 Ke esi eƒe dzi do eɖokui ɖe dzi, eye eƒe gbɔgbɔ sẽ ta me hede asi dàda me la, wotutui tso eƒe fiaɖuƒe ƒe fiazikpui la dzi, eye woxɔ bubu

le esi.[a] 21 Wonyãe le amegbetɔ-
wo dome, eye eƒe dzi zu abe lã
tɔ ene, enɔ gbetedziwo gbɔ, wona
gbee wòɖu abe nyitsu ene, eye
dziƒo zãmu ƒoe, vaseɖe esime wò-
dze sii be, [b]Mawu dziƒoʋĩtɔ la kpɔ
ŋusẽ ɖe amegbetɔwo ƒe fiaɖuƒe-
wo dzi, eye amesi dze eŋu la, eyae
wòtsɔnɛ na. 22 Ke wò, via Bel-
sazar, mèbɔbɔ wò dzi ɖe anyi o,
evɔ wònye ènya nusiawo katã hafi.
23 Edo ɖokuiwò ɖe dzi ɖe dziƒo
ƒe Aƒetɔ la ŋu, eye woƒɔ eƒe [c]aƒe
me nuwo vɛ na wò, mia kple wò
amegãwo, srɔ̃wòwo kple wò ahiã-
wo mieno wein le wo me, eye
nèkafu mawu, siwo nye klosalo,
sika, akɔbli, gayibɔ, ati kple kpe,
siwo [f]mekpɔa nu o, womesea nu
o, eye womedzea si nu o; ke Ma-
wu, amesi si me wò agbe kple
wò mɔwo katã le la, mède bubu
eya ŋu o. 24 Eyata wòdɔ asi
sia ɖa, wòva ŋlɔ nusia ɖo. 25
Nusi wòŋlɔ la enye si: Mene,
mene, tekel, ufarsin. 26 Nya la
gɔme enye si: Mene: Mawu xlẽ
wò fiaɖuƒe, eye wòɖo nuwuwu
na wò. 27 Tekel: Woda wò le
nudanu me, ke èle hodzoe akpa.
28 Peres: Woamã wò fiaɖuƒe la
atsɔ na Mediatɔwo kple Persia-
tɔwo. 29 Tete Belsazar de se be,
woata aɖabɛ na Daniel, woatsɔ
sika kɔsɔkɔsɔ ade kɔ nɛ, eye woa-
do kpo le eŋgɔ be, eyae nye dzi-
ɖula etɔ̃lia le fiaɖuƒe la me.[k]
30 Zã ma me ke wowu Kaldea-
tɔwo ƒe fia Belsazar.

Daniel le dzatawo ƒe do me.

6. [l]Mediatɔ Dario xɔ fiaɖuƒe la,
esime wòtsi xɔ ƒe blaade vɔ
eve.
2 Eye Dario kpɔ be, enyo, ne
yeaɖo amegã alafa ɖeka kple blave
fiaɖuƒe la nu, amesiwo anɔ fiaɖuƒe
blibo la me. 3 Eɖo tatɔ etɔ̃ wo
nu, amesiwo dome Daniel le; woa-
woe amegãwo nabu akɔnta na, ne
fia la magaŋe ɖe eme o. 4 Eye
Daniel ƒo tatɔawo kple amegãawo
ta, elabena gbɔgbɔ triakɔ le eme;
eye fia la ɖo be, yeatsɔe aɖo fia-
ɖuƒe blibo la nu.[o]
5 Tete tatɔawo kple amegãawo
di nya le Daniel ŋu le dziɖunya
gome, ke womete ŋu kpɔ nya alo
nu gbegblẽ wɔwɔa ɖeke o, elabena
eɖi anukware, eye womekpɔ vo-
toto alo nu gbegblẽ wɔwɔ le eŋu
o. 6 Eye ŋutsuawo gblɔ bena:
Míele nyaa ɖeke kpɔ ge le Daniel
sia ŋu o, negbe ɖe eƒe mawusubɔ-
subɔ ŋu ko. 7 Tete tatɔwo kple
amegãwo va fia la gbɔ bibibi, eye
wogblɔ nɛ bena: [d]Fia Dario nenɔ
agbe tegbee! 8 Fiaɖuƒe la ƒe ta-
tɔwo katã, anyigbanunɔlawo, ame-
gãwo, adaŋuɖelawo kple dzikpɔ-
lawo de adaŋu be, fia la naɖo
ɖoɖo, eye wòade se seséa ɖe be,
amesiame, si abia nu mawu alo
amegbetɔ bubua ɖe le ŋkeke
blaetɔ̃ me, eye menye tso wò fia
si ko o la, woatsɔe aƒu gbe ɖe
dzatawo ƒe do me. 9 Eyata fia,
ɖo kpe se la dzi, eye nade ŋkɔ
ete be, tɔtrɔ maganɔ eŋu o ɖe
Mediatɔwo kple Persiatɔwo ƒe
[g]se, si metrɔna o la nu. 10 Ale
fia Dario de ŋkɔ nuŋɔŋlɔ la te,
eye wòde se la.
11 Esi Daniel se be, wode ŋkɔ
nuŋɔŋlɔa te la, eyi eƒe me le
dziƒoxɔ, si ƒe fesrewo ʋu [h]ɖo ta
Yerusalem la me, eye wòdze klo
do gbe ɖa na eƒe Mawu hekafui
gbe ɖeka [i]zi etɔ̃, abe alesi wò-
wɔna tsã ene. 12 Tete ŋutsu ma-
wo ge ɖe eme, eye wokpɔ Daniel
wòle gbe dom ɖa hele koko ƒom
le eƒe Mawu ŋku me. 13 Tete
wova fia la gbɔ ƒo nu kplii le fia
ƒe se la ŋu bena: Ðe mèŋlɔ ŋkɔ
ɖe sea te be, amesiame, si abia
nu mawu alo amegbetɔ bubua ɖe
le ŋkeke blaetɔ̃ me, eye menye
tso wò fia si ko o la, woatsɔe aƒu
gbe ɖe dzatawo ƒe do me oa?
Fia la ɖo ŋu gblɔ bena: Nya la
le eme ɖe Mediatɔwo kple Per-
siatɔwo ƒe se, si metrɔna o la nu.[n]
14 Emegbe woɖo ŋu gblɔ na fia
la bena: Ke Daniel, amesi nye
Yuda ƒe aboyoviawo dometɔ ɖeka
la, meléa aƒɔ ɖe fia la kple se, si
te wòŋlɔ ŋkɔ ɖo la ŋu o, eye
wòdoa gbe ɖa gbe ɖeka zi etɔ̃.
15 Esi fia la se nya sia la, evee
ŋutɔ, eye wòɖo be, yeaɖe Daniel;
edze agbagba, vaseɖe esime ɣe
ɖo to be, yeaɖee. 16 Tete ŋutsu
mawo va fia la gbɔ bibibi gblɔ
na fia la bena: Fia, nyae be, se
wònye na Mediatɔwo kple Persia-
tɔwo be, se sia se kple ɖoɖo sia

[a] Dɔ. 12, 23.
[b] 4, 32.
[d] 3, 9; 5, 10.
[e] kp. 2.
[f] Ps. 115, 4–7.
[g] kp. 16; Est. 1, 19; 8, 8.
[h] Fia. 1. 8, 48; Yer. 51, 50.
[i] Ps. 55, 18.
[k] 2, 48; Mo. 1. 41, 42. 43.
[l] 9, 1; Yes. 13, 17.
[m] 3, 10.
[o] 5, 12.

ɖoɖo, si dzi fia ɖo kpee la, tɔtrɔ
megale eŋu o. 17 Tete fia la ɖe
se wokplɔ Daniel ɖaƒu gbe ɖe [a kpɔ 2.]
dzatawo ƒe do me. Eye fia la xɔ [b 5, 1.]
edzi gblɔ na Daniel bena: [d]Wò [d kp. 21.]
Mawu, si nèsubɔna atraɖi la, neɖe
wò! 18 Womli kpe va ɖo do la
nu, eye fia la tsɔ eƒe ŋkɔsigɛ
kple eƒe amegãwo ƒe ŋkɔsigɛ tre
enu, be nya bubua ɖeke magadzɔ [e Nyad. 17, 15.]
ɖe Daniel dzi o. 19 Emegbe fia
la yi eƒe fiasã me, eye wòtsi nu [f Nyad. 18, 1. 2.]
dɔ, womekplɔ nyɔnu vɛ nɛ o, eye
wòtsi zãdomadɔlɔ̃e.
20 Eye fia la fɔ ŋdi kanya, esime
agu dze, eye wòɖe abla yi dza-
tawo ƒe do la gbɔ. 21 Esi wòva [g 4, 31.]
doa gbɔ la, edo avisimegbee yɔ
Daniel; fia la xɔ edzi gblɔ na Da-
niel bena: Daniel, wò Mawu gba-
gbe la subɔla, ɖe wò Mawu, [h]si [h 3, 17.]
nèsubɔna atraɖi la, te ŋu ɖe wò
tso dzatawo si mea? 22 Tete Da-
niel ƒo nu kple fia la be: Fia nenɔ
agbe tegbee![i] 23 Nye Mawu dɔ [i kp. 7.]
eƒe [k]dɔla ɖa wòɖe ga nu na [l]dza- [k 3, 28.] [l Heb. 11, 33.]
tawo, be womewɔ nanekem o,
elabena nyemeɖi fɔ le eŋku me o,
eye nyemeɖi fɔ le wò fia ŋku me
hã o. 24 Tete fia la kpɔ dzidzɔ
ŋutɔ, eye wòɖe se be, woaɖe Da-
niel le do la me. Eye woɖe Da-
niel le do la me, ke naneke me-
wɔe o, elabena [n]edo ŋu ɖe eƒe [n Ps. 37, 40.]
Mawu la ŋu. 25 Eye fia la ɖe se
be, woatsɔ ŋutsu, siwo tso Daniel [o 11, 36.]
nu, wo viwo kple wo srɔ̃wo aƒu
gbe ɖe dzatawo ƒe do la me; ke
womekpɔ ɖo do la gɔme hafi
dzatawo tso wo xɔ, eye wogbã [p Ps. 90, 2.]
woƒe ƒuwo katã o.
26 Emegbe fia Dario ŋlɔ agbalẽ
ɖo ɖe dukɔwo katã, anyigba dzi
dukɔwo kple gbegbɔgblɔ, siwo
le anyigba blibo la dzi bena:
Eme nenyo na mi! 27 Nyee ɖe se
be, Daniel ƒe Mawu nadzi ŋɔ, eye [r Ps. 68, 18; Nyad. 5, 11.]
woavɔ̃e le nye dziɖuɖu ƒe fiaɖuƒe
blibo la me, elabena Mawu gba-
gbe wònye, eye wòli tegbee, eƒe
fiaɖuƒe nu meyina o, eye eƒe dzi-
ɖuɖu li vaseɖe nuwuwu.[s] 28 Eɖea [s 3, 33.]
ame, eye wòxɔna na ame, ewɔa
dzesiwo kple nukunuwo le dziƒo [t Nyad. 19, 20.]
kple anyigba dzi, eyae nye amesi
ɖe Daniel tso dzatawo si me. 29 [u 2, 21.]
Eme nyo na Daniel le Dario ƒe
dziɖuɣi kple Persiatɔ [v]Kores ƒe [v 1, 21.]
dziɖuɣi.

**Daniel kpɔ ŋutega le xexeme fiaɖuƒe eneawo kple amegbetɔvi la ƒe fiaɖuƒe mavɔ la ŋuti.**

7. [a]Le Babel-fia [b]Belsazar ƒe ƒe
gbãtɔ me la Daniel ku drɔ̃e,
eye wòkpɔ ŋutega le eƒe aba dzi;
eye wòŋlɔ drɔ̃e la ɖi hexlẽ nu ve-
vitɔwo fia. 2 Daniel xlẽe fia gblɔ
bena: Mekpɔ le nye ŋutega me
le zã me be, dziƒo ƒe ya eneawo
lɔ [c]atsiaƒu gã la ɖe nu. 3 Lã gã
ene do tso atsiaƒu la me, eye woto
vovo tso wo nɔewo gbɔ.[f] 4 Gbãtɔ
ɖi dzata, eye wòto aʋala abe hɔ̃
ene; meɖe ŋku ɖee, vaseɖe esime
wotu aʋala le eŋu, eye wokɔe dzi
tso anyigba hetsɔe ɖo afɔ dzi abe
amegbetɔ ene, eye wona [g]ame ƒe
dzii. 5 Lã evelia ɖi sisiblisi, eye
wotsɔe ɖo go ɖeka me; agbaƒuti
etɔ̃ le nu me nɛ le eƒe aɖuwo
dome, eye wogblɔ nɛ bena: Tso
naɖu lã geɖe! 6 Eyome meɖo ŋku
anyi hekpɔ lã bubu wòɖi lãkle,
eye wòto aʋala ene ɖe mẽdome
abe xevi ene; lã la to ta ene, eye
wona ŋusẽe. 7 Emegbe mekpɔ
lã enelia le ŋutega me le zã, ŋɔ-
dzi kple vɔvɔ̃ le eŋu, eye wòsesẽ
ŋutɔ, eto gaɖu kakowo, eɖu nu
gbã nu, eye wòfanya mamlea kple
afɔ, eto vovo tso lã, siwo katã do
ŋgɔ nɛ la gbɔ, eye wòto dzo ewo.
8 Meɖe ŋku ɖe dzoawo, eye kpɔ
ɖa, dzo suea ɖe to ɖe wo domee,
dzo sia to ŋku abe amegbetɔ ƒe
ŋku ene, eye nu, si [o]gblɔa nya gã-
wo la, li nɛ; eye wotu eƒe dzo
gbãtɔwo dometɔ etɔ̃. 9 Meɖe ŋku
ɖee, vaseɖe esime wotsɔ fiazikpui
li anyi, eye [p]amegã ɖeɖia ɖe bɔbɔ
nɔ edzi, eƒe avɔ fu tititi, eye eƒe
taɖa le abe ɖetifu, si me dza la
ene, eƒe fiazikpui la nye dzoƒaɖe,
eye tasiaɖamfɔ, siwo le eŋu la,
nye dzobibi. 10 Dzotɔsisi tso egbɔ
gbagba ɖi bababa; ame akpe teƒe
akpe le esubɔm, eye ame [r]akpe
ewo teƒe akpe ewo tsi tre ɖe egbɔ;
woɖi ʋɔnu, eye woke agbalẽwo.
11 Meɖo ŋku anyi le nu kpɔm le
nya gãgã, siwo gblɔm lãdzoa le
la ta; meɖe ŋku ɖee, vaseɖe esi-
me wowu lã la, wogblẽ eƒe ku-
kua, eye wotɔ dzoe.[t] 12 Woxɔ
ŋusẽ le lã mamleawo hã si, eye
woɖo agbenɔɣi na wo vaseɖe [u]ɣe-
yiɣi kple gafofo dzi. 13 Meɖo ŋku
anyi le ŋutega me le zã, kpɔ ɖa,
nane zɔ kple alilikpowo le abe

[a]amegbetɔ ene heva ke ḍe ame-
gã ḍeḍi la gbɔ, eye wokplɔe yi
egbɔe. 14 Wotsɔ ŋusẽ, bubu kple
dziḍuḍu nɛ, eye dukɔwo katã, anyi-
gba dzi dukɔwo kple gbegbɔgblɔ-
wo subɔe; efe dziḍuḍu li tegbee,
eye enu mayi o, eye efe fiaḍuƒe
magbã o. 15 Nye Daniel, nye gbɔ-
gbɔ tsi dzi le menye, eye ŋutega,
si mekpɔ la, do ŋɔdzi nam.
16 Mete ḍe amesiwo tsi tre ḍi
la [b]dometɔ ḍeka ŋu, eye mebia
nyae le nusiawo katã ŋu tsito-
tsito, eye wògblɔe nam heḍe nu-
siawo gɔme nam be: 17 Lã gã
eneawo nye fia ene, siwo le anyi-
gba dzi va ge. 18 Fiaḍuƒe la asu
dzifoʋĩtɔ la ƒe [d]ame kɔkɔewo si,
eye fiaḍuƒe la anɔ wo si me ḍaa
tegbetegbe. 19 Emegbe mebia
nyae tsitoo le [e]lã enelia, si to vovo
tso bubuawo katã gbɔ, ŋɔdzi kple
vɔvɔ̃ le eŋu, efe aḍuwo nye ga-
yibɔ, eye efe fewo nye akɔbli,
eḍu nu gbã nu hefanya mamlea
kple afɔ; 20 dzo ewo, siwo le eta,
eye wo ame etɔ̃ tu le wo ŋu, kple
dzo bubu, si to, eye ŋkuwo le
eŋu, eto nu; si gblɔa nya gãgãwo,
eye wòlolo wu bubuawo la ŋu.
21 Meḍo ŋku anyi kpɔ be, [f]dzo
keme awɔ aʋa kple ame kɔkɔe-
wo, eye wòḍu wo dzi. 22 Mlɔeba
la amegã ḍeḍi la va, eye wòtso afia
na dzifoʋĩtɔ la ƒe ame kɔkɔeawo,
eye azã ḍe be, ame kɔkɔeawo naxɔ
fiaḍuƒe la. 23 Ale wògblɔ esi:
Lã enelia le fiaḍuƒe enelia nye
ge le anyigba dzi, eye wòato vovo
tso fiaḍuƒewo katã gbɔ, aḍu anyi-
gba blibo la, eye wòafanyae aha-
gbãe gudugudu. 24 [g]Dzo ewoawo
gɔme enye si: Fia ewo adzɔ le
fiaḍuƒe ma me, eye bubu adzɔ ḍe
wo yome ato vovo atso gbãtɔwo
gbɔ, eye wòabɔbɔ fia etɔ̃ ḍe anyi.
25 Agblɔ nya tovowo ḍe [k]dzifo-
ʋĩtɔ la ŋu, eye wòatsrɔ̃ dzifoʋĩtɔ
la ƒe ame kɔkɔewo; aḍo ḍe ta me
be, yeatrɔ ɣeyiɣiwo kple sewo,
eye woatsɔ wo ade asi nɛ [n]ɣe-
yiɣi ḍeka kple ɣeyiɣi eve kpakple
ɣeyiɣi afã. 26 Eye woaḍi ʋɔnu
axɔ dziḍuḍu la le esi, eye woa-
gblẽe ahatsrɔ̃e gbidigbidi. 27 Woa-
tsɔ fiaḍuƒe la, dziḍuḍu kple fia-
ḍuƒewo ƒe ŋusẽ le dzifo blibo la
te ana dzifoʋĩtɔ la ƒe ame kɔkɔe-
wo ƒe dukɔ; efe fiaḍuƒe anye fia-

a Lu. 21, 27.
b kp. 10.
d kp. 22.
e kp. 7.
f Nyad. 18, 7.
g Nyad. 17, 12.
h 7, 6: 11, 4.
i 7, 8.
k Nyad. 18, 5. 6.
l 11, 16.
n 12, 7: 4, 18.
o 11, 31.

ḍuƒe mavɔ, eye dziḍulawo katã
asubɔe ahaḍo toe. 28 Nyaawo
seƒe enye si. Ke nye Daniel, nye
tamesusuwo′ do ŋɔdzi nam, eye
nye mo fu tititi; eye medzra nyaa-
wo ḍo ḍe nye dzi me.

**Ŋutega kpɔkpɔ le Media-, Persia- kple Hela-fiaḍuƒe kpakple fiaa ḍe, si asẽ ŋuta le Mawu ƒe dukɔ la ŋuti ŋu.**

8. Le fia Belsazar ƒe fiaḍuḍu ƒe
ƒe etɔ̃lia me la nye Daniel me-
kpɔ ŋutega, abe esi mekpɔ tsã
ene. 2 Menɔ ŋutega la me yi
Susan-mɔ̃, si le Elam-nyigba dzi
la me, eye wòwɔ nam le ŋutega
me abe Ulai-tɔsisi la to mele ene.
3 Eye mefɔ kɔ dzi kpɔ agboa ḍe
le tɔsisi la to, si to dzo legbee eve,
ke ḍeka didi wu nɔvia, eye le-
gbeetɔ enye mamletɔ, si to. 4 Me-
kpɔ agbo la wòle dzo dam ḍo ta
ɣetoḍoƒe, anyiehe kple dziehe go-
me, eye lãa ḍeke menɔ te ḍe enu
o, amea ḍeke mete ŋu xɔ ame le
esi me o, ewɔ alesi dze eŋu, eye
wòkpɔ ŋusẽ eteƒe mekɔ o. 5 Esi
meḍo ŋku anyi la, gbɔ̃tsua ḍe tso
ɣetoḍoƒe gome va anyigba blibo
la dzi, efe afɔ mele anyi kam′ o,
eye gbɔ̃tsu la to dzo sesẽa ḍe ḍe
ŋugbladome. 6 Eva agbo dzoevee,
si mekpɔ wòtsi tre ḍe tɔsisia to
la gbɔ, eye wòlũ ḍe edzi kple
ŋusẽ le dziku me. 7 Mekpɔe wòḍo
agbo la gbɔ, dzi kui ḍe eŋu, eye
wòtu dzo agbo la heŋe efe dzo
eveawo, eye ŋusẽ mele agbo la
ŋu, ne wòanɔ te ḍe enu o; etutui
ƒu anyi henyã avuzi le edzi, eye
amea ḍeke mexɔ agbo la le esi
me o. 8 Gbɔ̃tsu la kpɔ ŋusẽ eteƒe
mekɔ o; eye esi ŋusẽ ḍo eŋu la,
dzo gã la ŋe, eye [h]dzo kako ene
to ḍe eteƒe ḍo ta dzifo ƒe ya enea-
wo dzi. 9 [i]Dzo suea ḍe to tso
wo dometɔ ḍeka me, eye wòlolo
ŋutɔ ḍo ta dziehe kple ɣedzeƒe
gome kpakple [l]anyigba nyo la
gbɔ. 10 Eḍo eḍokui ḍe dzi ḍe
dzifo ŋu nuwo ŋuti, eye wòḍudu
dzifo ŋu nua ḍewo kple dzinuviwo
ƒo ḍe anyi henyã avuzi le wo dzi.
11 Eḍo eḍokui ḍe dzi ḍe aʋakɔ-
wo ƒe amegã hã ŋu, eye wòxɔ
gbesiagbe vɔsa le esi hegbã efe
nɔƒe kɔkɔe la.[o] 12 Wòtsɔ nu vɔ̃-
ḍi wɔwɔ ho aʋa ḍe gbesiagbe vɔsa
ŋu; elé nyateƒe ƒu anyi, eye efe

nuwɔwɔ dze edzi nɛ. 13 Eye mese
ame kɔkɔea ḍe le nu ƒom; ame
kɔkɔe la bia amea ḍe gblɔ bena:
Yekaɣie gbesiagbe vɔsa kple nu-
gblẽla ƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ, si va me [a] 6, 1.
le ŋutega me, be wotsɔ kɔkɔeƒe
la kple aʋakɔwo na wofanya la,
ava se ḍo? 14 Eḍo ŋu nam bena:
Ade fiẽ kple ŋḍi akpe blave vɔ
etɔ̃, emegbe woagaḍo kɔkɔeƒe
la te.
15 Esi nye Daniel mekpɔ ŋu-
tega sia la, meḍi be, mase egɔme, [b] Yer. 25, 11. 12.
eye kpɔ ḍa, amea ḍe le tsitre ḍe
ŋgɔnye le abe ŋutsu ene. 16 Eye
mese amegbetɔ ƒe gbe le Ulai
titina wògblɔ bena: [d]Gabriel, ḍe [d] 8, 21.
ŋutega la gɔme na ame sia! 17
Eva afisi metsi tre ḍo, eye esi
wòva la, dzidzi ƒom [e]metsyɔ mo [e] 10, 9.
anyi. Tete wògblɔ nam bena:
Amevi, fu to anyi, ŋutega sia la,
nuwuɣi ŋu wòle ḍo. 18 Eye
esi wòle nu ƒom kplim la, ŋuzi
tsɔm metsyɔ mo anyi. Tete wò-
ka asi ŋunye heƒɔm ḍe tsitrenu
ḍe nɔnyeƒe. 19 Eye wògblɔ nam
be: Kpɔ ḍa, maḍe nusi le dzɔdzɔ
ge, ne dɔmedzoe wu enu la, afia
wò; elabena nuwuɣi ŋu wòle
ḍo. 20 Agbo dzoevee, si nèkpɔ
la, enye Media-kple Persia-fiawo.
21 Gbɔ̃tsu la nye Hela-nyigba ƒe
fia, eye dzo gã, si le ŋugbladome
nɛ la, enye fia gbãtɔ. 22 Eye esi
dzo ene to ḍe ŋeŋea teƒe la, egɔme
enye: Fiaḍuƒe ene atso dukɔ la
me, ke womasesẽ aḍe eya nu o.
23 Ne woƒe dziḍuḍu wu nu, eye
nu vlo wɔwɔwo nu flɔ la, fia vlo,
si dze aḍaŋu la, aḍo.[f] 24 Ŋusẽ [f] 11, 21.
anɔ eŋu, ke menye to eya ŋutɔ [g] Yes. 43, 27.
ƒe ŋusẽ me o, agblẽ nu eteƒe ma- [h] Ps. 130, 4.
kɔ o, eye eƒe nuwɔwɔ adze edzi
nɛ, eye wòatsrɔ̃ ame geḍewo kple
ame kɔkɔewo ƒe dukɔ la. 25 Eƒe
asi ana alakpaḍaḍa nadze edzi nɛ
le eƒe ayedzedze ta, aḍo eḍokui
ḍe dzi le dzi me, eye wòatsrɔ̃
ame geḍewo le vo me; aḍo eḍo-
kui ḍe dzi ḍe aƒetɔwo ƒe Aƒetɔ
la ŋu, ke woagbãe guḍuguḍu, ame
ƒe asi manɔmee. 26 Fiẽ kple ŋḍi [i] Mo. V. 28, 15 v. 68; Mo. III. 26, 14—39.
ƒe ŋutega, si ŋu woƒo nu le na
wò la, nyateƒee; [k]dzra ŋutega la [k] 12, 4.
ḍo ḍe ta me, elabena eteƒe le di-
di ge. 27 Nu te nye Daniel ŋu,
eye melé dɔ ŋkekea ḍewo; eme-
gbe meƒɔ hewɔ fia ƒe dɔwo; eye
esi ŋutega la ḍe ga nu nam la,
amea ḍeke medze sii o.

**Daniel do gbe ḍa ḍe Israel dukɔ la ta.**

9. Le Axasveros vi [a]Dario, amesi
tso Media-ƒome la me, eye
wotsɔe ḍo fiae ḍe Kaldea-fiaḍuƒe
la ŋu ƒe ƒe gbãtɔ me, 2 le eƒe
fiaḍuḍu ƒe ƒe gbãtɔ me la nye
Daniel melé ŋku ḍe agbalẽwo me
ḍe ƒe, siwo ŋu Yehowa ƒe gbe
va na nyagblɔḍila Yeremya ḍo
be, woanye [b]ƒe blaadre ayi ḍe
Yerusalem ƒe aƒeḍo ŋu la ƒe xe-
xlẽme ŋu. 3 Tete metrɔ mo ḍe
Aƒetɔ Mawu la ŋu, ne matsɔ nu-
tsitsidɔ, akpanyatata kple dzowɔ
aḍo gbe ḍa, eye maƒo koko. 4 Eye
meḍo gbe ḍa na Yehowa, nye
Mawu, heʋu nuvɔ̃ me gblɔ bena:
Ao, Aƒetɔ, wò Mawu gã dziŋɔ,
amesi dzraa nubabla kple ame-
nuveve ḍo na amesiwo lɔ̃nɛ, eye
woléa eƒe sewo me ḍe asi! 5 Mie-
wɔ nuvɔ̃, mieḍa fu, eye miewɔ
nu tovo, miesẽ to, eye mieƒo asa
na wò sewo kple wò ḍoḍowo. 6
Miegbe toḍoḍo wò dɔla nyagblɔ-
ḍilawo, amesiwo ƒo nu le wò ŋkɔ
me na míaƒe fiawo, míaƒe ame-
gâwo, mía fofowo kple dukɔ ha-
hoo la katã. 7 Aƒetɔ, tɔwò dzɔ,
ke míawo kple Yuda-ŋutsuwo,
Yerusalemtɔwo kple Israel blibo
la, amesiwo le kpuiƒe kple didiƒe
le anyigba, siwo katã dzi nènyã
wo ḍo ḍo le ʋu, si wotrɔ le yo-
wòme ta la, mía tɔe nye ŋukpe,
abe alesi wòle egbe siawo ene.
8 Aƒetɔ, mía kple míaƒe fiawo,
míaƒe amegâwo kple [g]mía fofowo,
mí amesiwo wɔ nuvɔ̃ ḍe ŋuwò
la, mía tɔe nye ŋukpe. 9 [h]Ke nu-
blanuikpɔkpɔ kple tsɔtsɔke le
Aƒetɔ, mía Mawu la si; elabena
miesẽ to ḍe eŋu, 10 miese Yeho-
wa, mía Mawu la ƒe gbe, ne mia-
zɔ ḍe eƒe nufiame, siwo wòḍe asi
na mí to eƒe dɔla nyagblɔḍilawo
dzi la ŋu o. 11 Israel blibo la
da wò nufiamewo dzi, eye wòte
ḍe aga hegbe wò gbesese, eyata
fifoḍe kple atam, siwo [i]woŋlɔ ḍe
Mawu ƒe dɔla Mose ƒe sea me la,
va mía dzi, elabena miewɔ nuvɔ̃
ḍe eŋu. 12 Eye wòwɔ eƒe nya,
si wògblɔ ḍe mía kple míaƒe ʋɔ-
nudrɔ̃la, siwo drɔ̃ ʋɔnu mí ŋu
la dzi, be yeahe dzɔgbevɔ̃e, si

meva me le dziƒo blibo la te kpɔ
o la, ava mía dzii, abe alesi wò-
dzɔ ḍe Yerusalem dzii ene. 13
Dzɔgbevɔ̃e siawo katã va mía dzi,
abe alesi woŋlɔe ḍe Mose ƒe sea
me ene; ke míeƒo koko na Ye-
howa, mía Mawu la, ne míaḍe asi
le míaƒe vodadawo ŋu, eye míalé
ŋku ḍe eƒe nyateƒe ŋu o. 14 Ma-
wu ƒe ŋku [a]nɔ te ḍe dzɔgbevɔ̃e
la ŋu, eye wòhee va mía dzi, ela-
bena Yehowa, mía Mawu tɔ dzɔ
le nusiwo katã wòwɔ la me; ke
míawo míegbe toḍoḍo eƒe gbe.
15 Azɔ Aƒetɔ, mía Mawu, wò ame-
si tsɔ alɔ sesẽ kplɔ wò dukɔ tso
Egipte-nyigba dzi, eye nèḍe ŋkɔ
ḍokuiwò ŋu, abe alesi wòle egbe
siawo ene, míewɔ nuvɔ̃, eye míe-
wɔ nu tovo. 16 Aƒetɔ, wò dɔme-
dzoe kple wò dziku nedzo ḍa le
wò du Yerusalem, wò to kɔkɔe
la ŋu le wò dzɔdzɔenyenye blibo
la ta; elabena míaƒe nuvɔ̃wo kple
mía fofowo ƒe vodadawo ta Yeru-
salem kple wò dukɔ la zu alɔme-
ḍenu na amesiwo katã ƒo xlã mí
la ḍo. 17 Eyata, mía Mawu, se
wò dɔla ƒe gbeḍoḍoḍa kple eƒe
kokoƒoƒo la, eye nana wò ŋku me
naklẽ ḍe wò kɔkɔeƒe, si zu aƒedo
la dzi; elabena wòe nye Aƒetɔ.
18 Mía Mawu, ƒu to anyi nase nu,
eye nake ŋku akpɔ alesi míetsi
gbegbee, kple du, si ŋu woyɔ wò
ŋkɔ ḍo la ḍa; elabena [e]menye
míaƒe dzɔdzɔenyenye ta míebɔbɔ
mía ḍokui ḍe anyi le koko ƒom
na wò ḍo o, ke boŋ le wò nubla-
nuikpɔkpɔ geḍe la tae. 19 Aƒetɔ,
see! Aƒetɔ, tsɔe ke! Aƒetɔ, ḍo
ŋku anyi nawɔ nu, eye megahe
ḍe megbe o, le wò ŋutɔ ḍokuiwò
ta, nye Mawu! Elabena wò [h]ŋkɔe
woyɔ ḍe wò du la kple wò dukɔ
la ŋu.

**Mawu ƒe ḍeḍeña le kwasiḍa blaadreawo ŋuti.**

20 Esi megale nuƒoƒo dzi, mele
gbe ḍom ḍa, mele nye nuvɔ̃wo
kple nye dukɔ Israel ƒe nuvɔ̃wo
me ʋum, eye mebɔbɔ ḍokuinye
ḍe anyi le koko ƒom na Yehowa,
nye Mawu la, ḍe nye Mawu ƒe to
kɔkɔe la ta, 21 esi megale gbe
ḍom ḍa la, ŋutsu [k]Gabriel, si me-
kpɔ le ŋutega me tsã la, dzo va
gbɔnye le fiẽvɔsaɣi. 22 Efia num
gblɔ bena: Daniel, ḍe meva be,
mafia nu wò. 23 Esi nèḍze ko-
koƒoƒo gɔme la, nyaa ḍe tso Ma-
wu gbɔ, eye meva, be magblɔe
na wò, elabena wolɔ̃ wò; eyata
lé to ḍe nya la ŋu, eye nalé to
ḍe ŋutega la hã ŋu. 24 Kwasiḍa
blaadre woḍo ḍe wò dukɔ kple
wò du kɔkɔe la ŋu, ne woaxe mɔ
na dzidada, eye woatsi nuvò nu,
woalé avu ḍe vodada nu, eye woa-
he dzɔdzɔenyenye mavɔ vɛ, woa-
ḍo kpe ŋutega kple nyagblɔḍiwo
dzi, eye woakɔ nu kɔkɔetɔ ŋu.
25 Azɔ nyae, eye naƒu to anyi:
Tso ɣeyiɣi, si woḍe se be, woa-
gatso Yerusalem vaseḍe amegã,
si wosi ami na dzi la, le kwasiḍa
adre; eye woatsɔ kwasiḍa blaade
vɔ eve atso ablɔwo kple kpɔḍo-
meewo le xaxaɣi. 26 Le kwasiḍa
blaade vɔ eve megbe la woatsrɔ̃
amesiamina la fɔmaḍimaḍii, eye
amegã, si le vava ge la ƒe dukɔ
agbã du la kple kɔkɔeƒe la, eye
enu ayi abe tɔsisie kplɔe dzoe
ene; [b]aʋawɔwɔ kple aƒedo anɔ
anyi vaseḍe nuwuwu. 27 Abla
nu sesẽ kple ame geḍewo kwa-
siḍa ḍeka, eye le kwasiḍa afã me
la atsi akpeḍavɔsa kple nuḍuvɔsa
nu, eye [d]ŋunyɔ, si mele gbɔgblɔ
me o la, axɔ ḍe wo teƒe vaseḍe
nuwuwu, si woḍo; emegbe woa-
trɔ gbegblẽ aƒo ḍe nugblẽla dzi.

**Ḍeḍeña yeye.**

10 Le Persia-fia [f]Kores ƒe ƒe
etɔ̃lia me la woḍe nyaa ḍe
fia Daniel, amesi ŋkɔ nye [g]Beltsa-
zar; nya la nye nyateƒe kple nu-
xaxa gã; elé nya la ḍe ta me, eye
wòlé ŋku ḍe ŋutega la ŋu. 2 Ye-
maɣi nye Daniel mexa nu kwa-
siḍa etɔ̃ sɔŋ. 3 Nyemeḍu nu vi-
via ḍeke o, lã kple wein mede nu
me nam o, eye nyemesi ami hã
o, vaseḍe esime kwasiḍa etɔ̃awo
de. 4 Le dzinu gbãtɔ ƒe ŋkeke
blave vɔ enelia dzi la menɔ
Xidekel tɔsisi gã la to. 5 Eye
esi meƒɔ kɔ dzi ḍo ŋku anyi la,
kpɔ ḍa, [i]ŋutsua ḍe le awu ɣi
me, eye sika nyuitɔ ƒe alidzi-
blanu le ali nɛ. 6 Eŋuti ḍi adza-
gba, eƒe mo le abe dzikedzo ene,
eye eƒe ŋkuwo ḍi akakati, eƒe
abɔwo kple afɔwo le abe ayawa,
si le dzo dam ene, eye eƒe nu-
ƒoƒo ƒe ḍiḍi le abe amehawo ƒe
hoowɔwɔ ene. 7 Nye Daniel ḍe-

[a] Yer. 1, 12.
[b] Lu. 21, 24.
[d] 12, 11; Mat. 24, 15.
[e] Ps. 115, 1.
[f] 1, 21.
[g] 1, 7.
[h] Yer. 14, 9.
[i] Xez. 9, 2; Nyad. 1, 13-15.
[k] 8, 16.

ḍekoe kpɔ ŋutega sia, ŋutsu, siwo
le ŋunye la, mekpɔ ŋutega la o,
ke boŋ ŋɔdzi gãa ḍe lé wo, eye
wosi, be woaɣla wo ḍokui.
8 Eye nye ḍeka ko mesusɔ ḍi
hafi kpɔ ŋutega gã sia, ŋusẽ vɔ
le ŋunye, nye mo ƒe nyonyome
trɔ ḍe ƒomevii, eye ŋusẽa ḍeke
menɔ ŋunye o. 9 Tete mese eƒe
nuƒoƒo ƒe ḍiḍi; eye esi mese eƒe
nuƒoƒo ƒe ḍiḍi la, [b]ŋuzi tsɔm me-
tsyɔ mo anyi hetsɔ ŋku me bu
anyigba. 10 Kpɔ ḍa, asia ḍe va
ka ŋunye, eye wòfɔm ḍe nye klo
kple asi dzi. 11 Eye wògblɔ nam
bena: Wò Daniel, ame malɔ̃nu-
gbɔa, lé to ḍe nya, si gblɔ ge
mala na wò la ŋu, eye natsi tre
ḍe tewòƒe, elabena azɔ wodɔm
ḍe gbɔwò! Eye esi wògblɔ nya
sia nam la, metsi tre ḍi hele dzo-
dzom nyanyanya. 12 Eye wògblɔ
nam bena: Daniel, megavɔ̃ o, ela-
bena tso gbesigbe nèḍi tso dzi
me be, yease nya gɔme, eye nètsi
nu dɔ le wò Mawu ŋku me la,
wose wò nyawo, eye wò nyawo
dzi mezɔ ḍo va. 13 Persia-fiaḍuƒe
la ƒe amegã nɔ te ḍe nunye ŋke-
ke blave vɔ ḍekɛ sɔŋ, eye Mixael,
amegãwo ƒe tatɔwo dometɔ ḍeka,
va xɔ nam, eye megblẽe ḍe Per-
sia-fiawo gbɔ le gama.[f] 14 Eye
meva, be magblɔ nusi gbɔna dzɔ-
dzɔ ge ḍe wò dukɔ dzi emegbe
la afia [g]wò, elabena gbaḍegbe
ŋu ŋutega la le ḍo.
15 Eye esi wògblɔ nya siawo
nam la, mede kɔ to, eye gbɔgblɔ
bu ḍem. 16 Eye nɔnɔmea ḍe, si
ḍi amegbetɔvi la, [h]ka asi nye
nuyi ŋu, tete nye nu ʋu meƒo nu
gblɔ na amesi tsi tre ḍe ŋgɔnye
la bena: Nye Aƒetɔ, ŋutega la na
dzidzi ƒom, eye ŋusẽ vɔ le ŋunye.
17 Aleke nye aƒetɔ ƒe dɔla ate
ŋu aƒo nu kple ame abe wò, nye
aƒetɔ, ene? Elabena azɔ ŋusẽ vɔ
le ŋunye, eye gbɔgbɔa ḍeke me-
gale menye o. 18 Tete nɔnɔme,
si ḍi amegbetɔ la, gaka asi ŋu-
nye, eye wòdo ŋusẽm 19 hegblɔ
bena: Ame malɔ̃nugbɔa, [i]megavɔ̃
o, ŋuwò nefa, sẽ ŋu, eye nalé
dzi ḍe ƒo! Eye esi wòƒo nu kplim
la, agbe ḍo ŋunye, megblɔ bena:
Nye aƒetɔ neƒo nu, elabena èdo
ŋusẽm! 20 Tete wògblɔ bena:
Enya nusi ta meva gbɔwò ḍoa?

[a] kp. 13.
[b] 8, 17. 18.
[d] 10, 21.
[e] 8, 8. 22.
[f] kp. 20. 21.
[g] 9, 22.
[h] Yes. 6, 7; Yer. 1, 9.
[i] Nyad. 1, 17.

Azɔ magbugbɔ aḍawɔ aʋa kple
[a]Persia-amegã, eye ne medzo la,
ekema Hela-amegã le vava ge. 21
Ke magblɔ nusi woŋlɔ ḍe nya-
teƒe-gbalẽ me la, na wò; amea
ḍeke made dzinye ḍe wo ŋu o,
negbe miaƒe amegã Mixael ko.

**Nyagblɔḍi le Persia-fia, Aleksander Gã, Egipte-kple Asiria-fia, vevietɔ Antiokus Epifania kple Kristo ƒe futɔ ŋuti.**

11. Elabena mekpe ḍe eŋu, ne
manye xɔnametɔ kple sitsoƒe
nɛ le Mediatɔ Dario ƒe ƒe gbã-
tɔ me.
2 Eye azɔ [d]mato nyateƒe la na
wò: Kpɔ ḍa, fia etɔ̃ le dzɔdzɔ ge
le Persia, eye enelia akpɔ ho ŋutɔ
wu bubuawo katã; ne ŋusẽ ḍo eŋu
la, atsɔ kesinɔnu ado adã bubua-
wo katã ḍe Hela-fiaḍuƒe la ŋu.
3 Eye fia sẽŋua ḍe ado ahatsɔ ŋusẽ
gã aḍu dzii, eye wòawɔ nusi dze
eŋu. 4 Ne enya do ko la, woa-
gbã eƒe fiaḍuƒe la, eye [e]woamãe
ḍe dziƒo ƒe ya eneawo dzi, me-
nye na eƒe dzidzimeviwo o, eye
menye ḍe ŋusẽ, si wòtsɔ ḍu dzii
la nu o; ke boŋ woagbã eƒe fia-
ḍuƒe la atsɔ na ame bubuwo, eye
menye na woawo o.
5 Ŋusẽ aḍo dziehefia ŋu, eye
eƒe aʋafiawo dometɔ ḍeka akpɔ
ŋusẽ wu eyama, aḍu fia, eye eƒe
fiaḍuƒe alolo. 6 Le ƒea ḍewo me-
gbe la woaḍu dzo kple wo nɔe-
wo, eye dziehefia ƒe vinyɔnu ayi
anyiehefia gbɔ, ne wòaḍe ŋutifafa
aƒe; ke ŋusẽ manɔ eƒe alɔ ŋu o,
eye eya kple eƒe alɔ mali ke o,
ke boŋ woatsɔ eya kple amesiwo
kplɔe ḍo, kple edzila kpakple eƒe
dzoḍuxɔlɔ̃ ade asi le ɣemaɣi. 7
Ke alɔ adze atso eƒe ke me ḍe
eteƒe; aho aʋa ahage ḍe anyiehe-
fia ƒe mɔ̃ sesẽwo me, awɔ nu kple
wo, eye wòaḍu dzi. 8 Aḍe aboyo
woƒe mawuwo kple legba kɔkɔ-
wo kpakple nu vevi, siwo wotsɔ
klosalo kple sika wɔe la, ayi Egip-
te, eye wòadzudzɔ nuwɔwɔ kple
anyiehefia ƒea ḍewo. 9 Aƒo ḍe
dziehefia ƒe fiaḍuƒe dzi, ke aga-
gbugbɔ ayi eƒe anyigba dzi.
10 Viawo adze aʋa gɔme, eye
woaƒo aʋakɔ gãa ḍe nu fu fũ,
woava aƒo ḍe anyi ahagbagba ḍi,
eye woagawɔ aʋa kplii vaseḍe
eƒe mɔ̃ sesẽwo gbɔ. 11 Dziehe-
fia anyrã, eye wòaho aḍawɔ aʋa

kple anyiehefia, atsɔ aʋakɔ gãa
de adze aʋa de eŋu, eye woatsɔ
aʋakɔawo ade asi nɛ. 12 Ne aʋa-
kɔawo ho la, efe dzi ado edokui
de dzi, atsrɔ̃ ame akpe nanewo,
ke madu dzi o. 13 Elabena anyiehe-
fia agafo aʋakɔ nu fu wòalolo wu
gbãtɔ, eye le fea dewo megbe la
ava kple aʋakɔ gã kple aʋawɔnu
gede. 14 Le ɣemaɣi la ame gede-
wo atso de dziehefia ŋu, eye mia
devi sẽŋutawo atso, be woana ŋu-
tega la nava me, ke woadze anyi.
15 Anyiehefia ava afu kpo, eye
wòaxɔ du sesẽ la; dzieheʋakɔ
manɔ te o, eye efe ame tiatiawo
mate ŋu anɔ te o. 16 Amesi ho
de eŋu la, awɔ nu alesi dze eŋu,
eye amea deke manɔ te de enu
o; ava tɔ de [a]anyigba nyo la dzi,
eye efe asi agblẽ nu. 17 Ado ta
me be, yeatsɔ yefe fiadufe blibo
la fe aʋakɔwo vɛ; eye wòadu dzo
kplii abatsɔ vianyɔnu nɛ wòade,
ne wòagblẽ anyigba la; ke mava
me o, eye madze edzi nɛ o. 18
Atrɔ de fukpowo ŋu, eye wòaxɔ
gedewo; ke aʋafiaa de atsi efe
vlodoame la nu, eye magado vloe
azɔ o. 19 Atrɔ de efe anyigba
fe mɔ̃ sesẽwo ŋu, ke ade goglomi
adze anyi, eye womagakpɔe azɔ o.
20 Emegbe amea de axɔ de etefe,
eye wòana nudzɔdzɔxɔlawo natsa
le fiadufe nyo la me; ke woawui
le ŋkekea dewo megbe, menye le
dɔmedzoe kple aʋa me o. 21 Ame
digbɔa de axɔ de etefe, amesi ŋu
womedo fiadufe la fe atsyɔ̃ do o,
ke afo de anyi le vo me, eye wòa-
tsɔ numevivinyawo axɔ fiadudu
lae.[f] 22 Akplɔ aʋakɔ, siwo gba-
gba di bibibi la, adzoe abe tɔsisi
ene, eye wòatsrɔ̃ wo hekpe de
nubabla la fe amegã hã ŋu. 23
Ne wodu dzo kplii hã la, awɔ nu
de alakpa me, eye wòaho atsɔ
ame ʋeea dewo adu dzii. 24 Afo
de anyigba la fe tefe wɔnuwo le
vo me, eye wòawɔ nusi fofoawo
kple tɔgbuiawo mewɔ o, amã abo-
yonu, nuhaha kple kesinɔnu na
wo, eye wòado ta me de mɔ̃ se-
sẽwo ŋu ɣeyiɣia dewo. 25 Atsɔ
aʋakɔ gã ado adã efe ŋusẽ kple
dzi etefe nadidi ʋee, eye dziehe-
fia atsɔ aʋakɔ gã, si tefe mekɔ
o la, aho aʋa de eŋu, ke manɔ
te o, elabena wodo nugbe de eŋu.

[a] 8, 9.
[b] 9, 27; 12, 11; Mat. 24, 15.
[d] 12, 3.
[e] Tes. II. 2, 4.
[f] 8, 23.
[g] 7, 8. 25; Nyad. 13, 5. 6.
[h] Tim. I. 4, 3.

26 Amesiwo dua nu le efe agba
nu la, awui, woakplɔ efe aʋakɔ
adzoe abe tɔsisi ene, eye ame
gedewo atsi aʋa. 27 Fia eveawo
ado ta me de gbegblẽ ŋu, eye woa-
gblɔ alakpanya le kplɔ̃ deka ŋu,
ke madze edzi na wo o, elabena
ɣeyiɣi wodo na nuwuwu la. 28
Atsɔ kesinɔnu gede atrɔ yi efe
anyigba dzi; atsɔ efe tame ado
nubabla kɔkɔe la ŋu, eye ne ewɔe
vɔ la, atrɔ yi efe anyigba dzi.
29 Le ɣeyiɣi, si wodo dzi la, agava
fo de dziehe-nyigba dzi, ke zi eve-
lia manɔ abe zi gbãtɔ ene o. 30
Elabena Kititɔwo fe ʋuwo aho de
eŋu, dzi ade le efo, eye wòatrɔ
ahado dziku de nubabla kɔkɔe la
ŋu, eye wòawɔe ade goe; eye
ne etrɔ yi afe la, atsɔ ŋku ado
amesiwo gblẽ nubabla kɔkɔea
di la ŋuti. 31 Ado aʋakɔ da,
wòava gblẽ kɔ do na mɔ̃ sesẽ kɔ-
kɔe la, woatsi gbesiagbe vɔsa nu,
eye woado [b]ŋunyɔnu, si tefe me-
kɔ o la anyi. 32 Atsɔ numevivi
able amesiwo to vo de nubablaa
ŋu la nui; ke amesiwo dze si wofe
Mawu la, alé dzi de fo awɔ nu
ade goe. 33 Dukɔ la fe ame [d]nya-
nuwo afia nunya ame gedewo;
eye woatsi yi, dzo, gaxɔ kple nu-
xaxa si me etefe nadidi ʋee. 34
Le wofe alɔ fe toyiyi me la woa-
xɔ na wo vie, eye ame gedewo
atsɔ numevivi aku de wo ŋu. 35
Nunyalawo dometɔa dewo atsi
aʋa, ne woado wo akpɔ kple dzo,
woakɔ wo ŋuti, ne wo me nadza
vasede nuwuɣi, si wodo di la.
36 Fia la awɔ nusi dze eŋu, [e]ado
edokui de dzi, eye wòatɔ asi akɔ
de mawu sia mawu ŋu, agblɔ[g] diŋu-
donyawo de mawuwo dzi Mawu la
ŋu, eye wòadze edzi nɛ, vasede
esime dziku la nu natso, elabena
wole nusi wodo la wɔ ge. 37 Malé
ŋku de fofoawo fe mawuwo ŋu
o, eye malé ŋku de [h]nyɔnuwo fe
nu malɔ̃nugbɔa kple mawu sia
mawu ŋu o, ke boŋ atɔ asi akɔ
de nusianu ŋu. 38 Asubɔ mawu,
si le mɔ̃ sesẽwo me la, de wo
tefe, eye wòatsɔ sika kple klosa-
lo, kpe xɔasiwo kple nu veviwo
asubɔ mawu, si fofoawo menya o.
39 Atsɔ mawu tutɔ fe dukɔ ade
mɔ̃ sesẽwo me; ade bubu gã ame-
siwo xɔ de edzi la ŋu, atsɔ wo

ado amegã de ame gedewo nu,
eye wòamã anyigba wòanye fetu
na wo.
40 Le nuwuɣi la dziehefia
akpe kplii; anyiehefia atsɔ tasia-
damwo, sɔdolawo kple ʋu gede-
wo aho de eŋu, eye wòava afo
de anyigbawo dzi bibibi. 41 Ava
[b]anyigba nyo la dzi, eye ame na-
newo atsi aʋa; ke Edom, Moab
kple Amon-viwo ƒe ame ŋkutawo
asi le enu. 42 Ado eƒe asi da de
anyigbawo ŋu, eye womade Egip-
te-nyigba o. 43 Egipte ƒe sika-
nuwo kple klosalonuwo kpakple
nu veviwo katã anɔ esi me, eye
Libitɔwo kple Kusitɔwo anɔ eyo-
me. 44 Ase nya tso ɣedzeƒe kple
anyiehe wòado ŋɔdzi nɛ, eye wòa-
ho kple dziku gã, be wòagblẽ ame
gedewo atsrɔ̃ wo. 45 Atu eƒe fiasã
ƒe agbadɔ de atsiaƒu kple to kɔ-
kɔe nyo la dome; ke eƒe nuwu-
wu ado, eye amea deke maxɔ nɛ o.

Wotre nyagblɔdi la nu.

12. Le ɣemaɣi la amegãwo ƒe
tatɔ [g]Mixael, amesi le mia
deviwo nu la, ado; [h]xaxaɣi, si me-
va kpɔ tso esime dukɔwo li va-
sede ɣemaɣi o la, anɔ anyi; woa-
de wò dukɔ ɣemaɣi, amesiame, si
woŋlɔ de [i]agbalẽa me. 2 Ame-
siwo le alɔ̃ dom le anyigba ƒe ke
me la dometɔ gedewo anyɔ: [l]wo ƒe
dewo hena agbenɔnɔ mavɔmavɔ,
eye bubuwo hena ŋukpe kple ŋu-
nyɔ mavɔmavɔ. 3 Nunyalawo [n]aklẽ
abe dziŋgɔli ƒe keklẽ ene, eye
amesiwo fia dzɔdzɔenyenye ƒe
mɔ nu ame gedewo la, abe dzinu-
viwo ene daa tegbee.

[a] kp. 9; Nyad. 10, 4.
[b] kp. 16.
[d] 10, 5.
[e] Nyad. 10, 5. 6.
[f] 7, 25.
[g] 10, 13.
[h] Mat. 24, 21.
[i] Mo. II. 32, 32; Fil. 4, 3.
[k] 11, 31; Mat. 24, 15.
[l] Yoh. 5, 29.
[n] Mat. 13, 43; Kor. I. 15, 41, 42.

4 Ke wò Daniel, dzra nya siawo
do, eye [a]natre agbalẽ la nu vase-
de nuwuɣi; ame gedewo adzro
eme, eye sidzedze adzi de edzi.
5 Eye nye Daniel mekpɔ ame bubu
eve wole tsitre di, deka le tɔsisi
la ƒe go si me, eye evelia le tɔsisi
la ƒe go keme. 6 Eye wo dometɔ
deka gblɔ na ŋutsu, si le [d]aklalawu
me tsi tre de tɔsisi la ƒe dzigbe
gome bena: Xekaɣie nu manyata-
nuwo ƒe nuwuwu la ase do? 7 Tete
mese amesi le aklalawu me tsi
tre de tɔsisia ƒe dzigbe gome la,
[e]kɔ dusi kple mia dzi hetà amesi
le agbe tegbee la bena: [f]Le ɣeyiɣi
deka, ɣeyiɣi eve kple ɣeyiɣi afã
megbe, ne dukɔ kɔkɔe la ƒe akpa
deka kaka vɔ la, ekema nusiawo
katã ava me. 8 Mesee, ke nye-
mese egɔme o, eye megblɔ be-
na: Nye aƒetɔ, nusiawo ƒe nuwu-
wu de? 9 Edo ŋu bena: Daniel,
heyi, elabena nya siawo le ɣa-
ɣla, eye wotre wo nu vasede nu-
wuɣi. 10 Woatia ame gedewo,
woakɔ wo ŋuti, eye woado wo
akpɔ kple dzo; ame vɔ̃diwo awɔ
nu vɔ̃di, eye ame vɔ̃diwo katã
mase egɔme o, ke nunyalawo ase
egɔme. 11 Tso ɣeyiɣi, si dzi wo-
tsi gbesiagbe vɔsa nu, eye wodo
[k]ŋunyɔnu, si teƒe mekɔ o anyi la,
le ŋkeke akpe deka alafa eve kple
blaasieke. 12 Woayra amesi do
dzi, eye ŋkeke akpe deka alafa
etɔ̃ blaetɔ̃ vɔ atɔ̃ do dee la. 13 Ke
wò la heyi, vasede esime nuwu-
wu nado, gbɔ de eme, eye nafɔ
le ŋkekeawo ƒe nuwuwu naxɔ wò
gome.

# HOSEA ƑE AGBALẼ.

Israel ƒe trɔ̃subɔsubɔ kple tohehe nɛ.

1. Esia nye Yehowa ƒe gbe, si va
na Hosea, Beeri vi, le Yuda-
fiawo [o]Uziya, Yotam, Axaz kple
Xizkiya ŋɔli kpakple Israel-fia
[p]Yerobeam, Yoas vi ŋɔli.
2 Esi Yehowa dze nuƒoƒo gɔme
kple Hosea la, Yehowa gblɔ na
Hosea bena: Yi nade [s]gbolo, ne
wòadzi ahasiviwo na wò; elabena
anyigba la wɔ gbolo, eye wòtrɔ

[o] Yes. 1, 1.
[p] Fia. II. 14, 23; Am. 1, 1.
[r] Fia. II. 10, 30.
[s] 3, 1.

le Yehowa yome! 3 Tete wòyi
dade Gomer, Diblayim ƒe vinyɔnu,
eye wòfɔ fu dzi ŋutsuvi nɛ. 4 Eye
Yehowa gblɔ nɛ bena: Tsɔ ŋkɔ
nɛ be Yezreel; elabena ekpɔtɔ
vie mahe to na Yezreel ƒe hlɔ̃-
dodo de [r]Yehu ƒe aƒe la ŋu, eye
matsi Israel ƒe aƒe ƒe fiaduƒe la
nu. 5 Le ɣemaɣi la maŋe Israel
ƒe dati le Yezreel-bali me la. 6
Eye wògafɔ fu dzi nyɔnuvi. Tete

wógblɔ nɛ bena: Tsɔ ŋkɔ nɛ be
„Amemalɔ̃e," elabena [a]nyemaga-
kpɔ nublanui na Israel ƒe aƒe la
atsɔe anɔ wo kem ɖaa o. 7 Ke ma-
kpɔ nublanui na Yuda ƒe aƒe la,
eye maxɔ na wo to Yehowa, woƒe
Mawu la dzi, menye dati, yi kple
aʋawɔwɔ, sɔwo kple sɔdolawo
matsɔ axɔ na wo o. 8 Esi Ame-
malɔ̃e ɖi no nu la, egafɔ fu dzi
ŋutsuvi. 9 Eye wógblɔ bena:
Tsɔ ŋkɔ nɛ be [d]„Manyenyedu-
kɔe", elabena menye nye dukɔ
mienye o, eye nye hã nyemanye
mia tɔ o.

**Mawu ƒe nubabla kple eƒe dukɔ la gblẽ, eye wogadzrae ɖo.**

**2.** Israel-viwo ƒe xexlẽme anɔ
abe [e]ƒutake, si mele dzidze
kple xexlẽ me o la ene. Eye wóa-
va me be, [f]woayɔ wo be „Mawu
gbagbe viwo", ɖe esi wogblɔ na
wo be, Manyenyedukɔe mienye
la teƒe. 2 Yuda-viwo kple Israel-
viwo aƒo takpli, eye woaɖo tatɔ
ɖeka na wo ɖokui aho aʋa atso
anyigba la dzi; elabena Yezreel
ƒe ŋkeke la teƒe mekɔ o.[l] 3 Miyɔ
mia noviŋutsu be [n]„Dukɔnye", eye
mia novinyɔnu be [o]„Ame lɔlɔ̃e".
4 Mihe nya kple mia dada, mihe
nya kplii; elabena menye srɔ̃nye
wónye o, eye menye srɔ̃aŋutsua
menye o. Miɖe eƒe gbolowɔwɔ
le mo nɛ, eye eƒe ahasiwɔwɔ na-
ge le akɔta nɛ,[p] 5 ne magaɖe
amae ana wóanɔ abe gbesigbe
wódzii ene, mana wóasɔ kple gbe-
gbe, wóaɖi kuɖinyigba, eye ma-
na tsikɔ nawui wóaku o. 6 Nye-
makpɔ nublanui na viawo o, ela-
bena ahasiviwo wonye. 7 Elabe-
na wo dada wɔ ahasi, eye wo nɔ
wɔ ŋukpenanu; elabena egblɔ be:
Madze nye [v]ahiãviwo yome, woa-
woe tsɔa abolo kple tsi, ɖetifu
kple anazi, ami kple nunono nam.
8 Eyata matsɔ ŋu atɔ kpɔ ɖe eƒe
mɔ dzi, eye maɖo gli ɖe edzi,
ale be magakpɔ etoƒe o. 9 Ati
eƒe ahiãviwo yome, ke eƒe asi
matu wo o; adi wo, ke makpɔ wo
o; eye wóagblɔ be: Matso agbu-
gbɔ yi srɔ̃nye tsãtɔ gbɔ, elabena
eme nyo nam tsã wu fifia. 10 Me-
dze sii be, nyee na bli, wein kple
ami, klosalo kple sika geɖe, siwo
ŋu dɔ wòwɔ na Baal lae o. 11

[a] 2, 3. 25.
[b] Yer. 13, 22. 26.
[d] 2, 3. 25.
[e] Mo. I. 22, 17.
[f] Ro. 9, 26.
[g] Xez. 20, 35.
[h] Yes. 40, 2.
[i] Yos. 7, 24-26.
[k] Mo. II. 15, 1.
[l] Yes. 11, 11-13; Yer. 3, 18; Xez. 37, 22.
[n] 1, 9.
[o] 1, 6.
[p] Xez. 16; 23.
[r] Xez. 34, 25.
[s] Nyad. 19, 7.
[t] Ps. 146, 6.
[u] Yer. 31, 34.
[v] Yer. 44, 17.
[y] 1, 6.
[z] 1, 9; Ro. 9, 25; Pet. I. 2, 10.

Eyata ne azã ɖo edzi la, maɖe
bli kple wein ɖa, eye maxɔ nye
ɖeti kple nye anazi, si wótsɔna
xea eƒe amae la. 12 [b]Maklo nu
le eƒe ŋukpeƒe dzi le eƒe ahiã-
viwo ŋku me, eye amea ɖeke ma-
xɔe le asinye me o. 13 Eye ma-
tsi eƒe dzidzɔkpɔkpɔwo katã, ŋke-
kenyuiewo, dzinu yeyewo, dzu-
dzɔgbewo kple takpegbewo katã
nu. 14 Magblẽ eƒe weinkawo kple
eƒe gbotiwo, siwo ŋu wógblɔ le
be, nunana wonye na ye, yeƒe
ahiãviwoe na ye la, eye mana woa-
zu ave, ne gbemelãwo naɖu wo.
15 Yehowa be: Mahe to nɛ ɖe
ŋkeke, siwo wódo dzudzɔ na
Baalwo, wóɖe woƒe ga ŋɔti kple
woƒe kɔsɔkɔsɔ kɔ, eye wódze eƒe
ahiãviwo yome heŋlɔ nyea be la ta.
16 Eyata, kpɔ ɖa, mable enu
akplɔe ayi [g]gbegbe, eye maƒo nu
[h]wóade dzi me nɛ. 17 Matsɔ eƒe
weingble nɛ ɖe afima, eye [i]nu-
xaxabali me la atrɔ zu mɔkpɔkpɔ
ƒe agbo! Adzi ha le afima abe le
eƒe [k]ɖetugbimenɔɣi kple ɣeyiɣi,
si wòʋu tso Egipte-nyigba dzi la
ene. 18 Ale Yehowa gblɔ esi:
Le ɣemaɣi la áyɔm be „srɔ̃nye",
eye mágayɔm be „nye Baal" azɔ
o. 19 Maɖe Baalwo ƒe ŋkɔ ɖa le
eƒe nu me, eye woƒe ŋkɔ magava
ame ƒe ta me azɔ o. 20 Ɣemaɣi
la mabla nu kple gbemelãwo,
dziƒoxewo kple nusiwo tana le
anyigba dzi, maŋe dati kple yi, ma-
nyã aʋa ɖa le anyigba dzi, eye
mana woanɔ anyi bɔkɔɔ.[r] 21 Ánye
nye ŋugbetɔ tegbee, eye matsɔ
dzɔdzɔenyenye kple ʋɔnudɔdrɔ̃,
amenuveve kple nublanuikpɔkpɔ
ana nanye nye ŋugbetɔ:[s] 22 ánye
nye ŋugbetɔ le [t]nyateƒe me, ne
[u]nadze si Yehowa. 23 Ale Ye-
howa gblɔ esi: Le ɣemaɣi la mase
dziƒo ƒe gbe, eye dziƒo ase anyi-
gba ƒe gbe; 24 anyigba ase bli,
wein kple ami ƒe gbe, eye woawo
ase Yezreel ƒe gbe. 25 Maƒã wo
ɖe anyigba dzi na ɖokuinye, ma-
kpɔ nublanui na [y]Amemalɔ̃e, eye
magblɔ na [z]Manyenyedukɔe be:
Nye dukɔ nènye! eye eya agblɔ
be: Nye Mawu nènye!

**Mawu ƒe dzigbɔgbɔ blewu agaɖe vi dukɔ la.**

**3.** Eye Yehowa gblɔ nam bena:
Gayi nalɔ̃ nyɔnu, si ame bubu

le lɔlɔ̃m, eye wònye gbolo la,
abe alesi Yehowa lɔ̃ Israel-viwo,
ke woawo trɔ ɖe mawu tutɔwo
ŋu, eye wole weintsetsebolo lɔ̃m
la ene.[a] 2 Tete metsɔ kloṣalo
sekel wuiatɔ̃ kple bli gomer ɖeka
kple afã ƒlee. 3 Eye megblɔ nɛ
bena: Nɔ gbɔnye kpoo eteƒe na-
didi, megawɔ gbolo o, eye mega-
ɖe ŋutsu bubua ɖeke o, eye alea
nye hã manɔ na wò. 4 Elabena
[e]Israel-viwo anɔ anyi eteƒe nadi-
di, eye fia kple amegã, akpeda-
vɔsa kple legba, kɔmewu kple
aklama kpakpɛa ɖeke manɔ wo
si o. 5 Emegbe Israel-viwo atrɔ
adi Yehowa, woƒe Mawu la, kple
woƒe [g]fia Dawid; eye woanɔ dzo-
dzom nyanyanya ava Yehowa kple
eƒe ɖɔmenyo gbɔ le ŋkekeawo ƒe
nuwuwu.

a 1, 2. b Yer. 2, 27. d 5, 4. e Kron. II. 15, 3. f Xez. 6, 13. g Yer. 30, 9. 21. 22; Xez. 34, 23. 24.

**Nyahehe ɖe Israel ŋu le eƒe nuvɔ̃ ta.**

4. Israel-viwo, mise Yehowa ƒe
nya, Yehowa le dzre hem kple
anyigbadzitɔwo, elabena nuteƒe-
wɔwɔ, lɔlɔ̃ kple sidzedze Mawu
mele anyigba dzi o. 2 Wole
atam dzodzro kam, eye wole ala-
kpa dam, wole ame wum, wole fi
fim, eye wole ahasi wɔm, wole
kpɔ dzem, eye hlɔ̃dodo tsiã ɖe
wo nɔewo nu. 3 Eyata anyigba
axa nu, eye nu ati kɔ na edzinɔ-
lawo katã, eye woatsrɔ̃ gbemelã-
wo, dziƒoxewo kple keke atsiaƒu-
melãwo ke hã. 4 Ɖeko amea ɖe-
ke megawɔ dzre, eye wòaka mo
na ame o, elabena wò dukɔ la
le abe amesiwo nɔa dzre wɔm
kple [i]nunɔlawo la ene. 5 Eyata
àdze anyi le ŋkeke me, nunɔla
hã adze anyi akpe ɖe ŋuwò le zã
me, eye matsrɔ̃ dawò.
6 Woatsrɔ̃ nye dukɔ, le esi
sidzedze mele esi o ta; elabena
èɖo vlo sidzedze, eyata nye hã
mado vlo wò be, màganye nunɔla
nam o; èŋlɔ wò Mawu ƒe se la
be, eyata nye hã maŋlɔ viwòwo
be. 7 Alesi wosɔ gbɔ ɖe edzii
la, nenemae wowɔ nuvɔ̃ ɖe ŋu-
nyee; eyata matrɔ [k]woƒe bubu
wòazu ŋukpe. 8 Nye dukɔ ƒe
nuvɔ̃wo nye nuɖuɖu na wo, eye
dɔ le wo wum ɖe woƒe vodada
ŋu.[o] 9 Ava me na nunɔla abe
dukɔ la ene; mahe to nɛ le eƒe
zɔzɔme ta, eye maɖo eƒe nuwɔ-
nawo teƒe nɛ. 10 Ne woɖu nu
la, maɖi ƒo na wo o, eye ne wo-
wɔ ahasi la, womadzi ɖe edzi o,
elabena wodzudzɔ ŋkuléle ɖe Ye-
howa ŋu. 11 Amatrewɔwɔ, wein
kple aha yeye ɖe wòdoa lã ame.
12 Nye dukɔ le gbe biam eƒe
[b]atiwo, eye eƒe atizɔti toa nya
nɛ. Elabena [d]ahasiwɔgbɔgbɔ kplɔ
wo trae, wowɔ ahasi, eye wotrɔ
le woƒe Mawu yome. 13 Wosa
vɔ le [f]towo ta me, eye wodo dzu-
dzɔ le togbɛwo dzi, le fɔfɔliwo,
sesewuwo kple logowo te, le esi
woƒe vɔvɔli nyo ta; eyata miaƒe
nyɔnuviwo awɔ gbolo, eye miaƒe
toyɔvinyɔnuwo awɔ ahasi. 14 Nye-
mahe to na miaƒe nyɔnuviwo le
esi wole gbolo wɔm ta o, eye
nyemahe to na miaƒe toyɔvinyɔ-
nuwo le esi wole ahasi wɔm ta o;
elabena woawo ŋutɔwo kplɔ aha-
sitɔwo ɖe kpɔe, eye wosa vɔ kple
gbolowo, ale be dukɔ manyanu
la dze anyi.

h 10, 5; Am. 5, 5. i Mo. V. 17, 12. k Fil. 3, 19. l 1, 2. n 4, 12. o Mo. III. 6, 19.

**Woxlɔ̃ nu Yuda bena, eya hã nagawɔ nuvɔ̃ o.**

15 Israel, ne èwɔ gbolo la, Yuda
megaɖi fɔ o dzro! Eyata migava
Gilgal o, migayi [h]Bet-Awen o, eye
migaka atam gblɔ bena: „Mietã
Yehowa ƒe agbe" o! 16 Elabena
Israel dze aglã abe nyinɔ dzea-
gbo ene; azɔ Yehowa anyii abe
alẽvi ene le teƒe gbaoo. 17 Efra-
yim dze xɔlɔ̃ kple legbawo, miɖe
kɔ le eŋu! 18 Ne wono aha tsu vɔ
la, wowɔa ahasi; woƒe amegãwo
lɔ̃a ŋukpenanuwɔwɔ. 19 Ya bla
wo kɔtɔɔ, eye ŋukpe lé wo ɖe
woƒe vɔsawo ŋu.

**Ɖodzidodo na ƒiaɖuƒe eveawo.**

5. Mi nunɔlawo, misee, Israel ƒe
aƒe, ɖo ŋku anyi, eye mi fia-
ƒemetɔwo, miƒu to anyi, elabena
mia tɔe nye ʋɔnudɔdrɔ̃ la! Ela-
bena miawoe nye mɔ̃ na Mizpa,
eye miawoe nye ɖɔ woɖo ɖe Ta-
bor dzi 2 kple ʋe goglo le Sitim;
ke mahe to na mi katã! 3 Menya
Efrayim, eye Israel meɣla ɖem
o; Efrayim, azɔ èwɔ ahasi, eye
Israel, ègblẽ kɔ ɖo na ɖokuiwò.[l]
4 Woƒe nuwɔnawo xe mɔ na wo,
be womagatrɔ ɖe woƒe Mawu ŋu
o, elabena [n]ahasiwɔgbɔgbɔ le wo
me, eye womedze si Yehowa o.
5 Israel ƒe dàda aɖi ɖase ɖe mo
nɛ kaŋ, Israel kple Efrayim adze

anyi le wofe vodadawo ta, eye
Yuda hã adze anyi akpe ḍe wo
ŋu. 6 Woatsɔ [b]wofe alẽwo kple
nyiwo ayi Yehowa di gee, ke wo-
makpɔe o, elabena eḍe eḍokui ḍa
tso wo gbɔ. 7 Yehowa yomee
wotrɔ ʋu le, elabena wodzi vi
tutɔwo; azɔ dzinu yeye aḍu woa-
wo kple wofe anyigbawo.
8 Miku lãdzo le Gibea, eye miku
kpẽ le Rama! Mido afa le [f]Bet-
Awen be: Benyamin, kpɔ megbe-
wò! 9 Efrayim azu gbegbe le to-
hegbe; nusi megblɔ ḍe Israel fe
toawo ŋu la, le etefe. 10 Yuda-
amegãwo zu abe amesiwo ŋea lifo
de eme la ene, matrɔ nye dziku
akɔ ḍe wo dzi abe tɔḍɔḍɔ ene.
11 Wote Efrayim ḍe anyi, eye
wotsɔ tohehe bɔbɔe ḍe anyi, le
esi wòlɔ̃ dze [k]mawuwo fe sewo
yome la ta. 12 Ke agbagblaʋuie
menye na Efrayim, eye ŋɔ du-
nue menye na Yuda fe afe la.
13 Efrayim kpɔ dɔléle, si le
eŋu, eye Yuda kpɔ efe abiwo;
tete Efrayim yi [l]Asur, eye wòḍɔ
ame ḍo ḍe fia [n]Yareb; ke mate
ŋu ada gbe le mia ŋu o, eye mayɔ
dɔ miafe abiwo o. 14 Elabena
[o]dzata menye na Efrayim, eye
dzatavi menye na Yuda fe afe;
[p]mavuvu nu ahadzo, malé nu adzoe
amea ḍeke maxɔe o. 15 Maga-
gbugbɔ ayi nɔnyefe, vaseḍe esime
woafufu ŋku ahadi nye ŋku me;
ne [r]woḍo xaxa me la, woadi yo-
nyeme mɔ.

###### Mawu hea to na ame, bena woagatrɔ dzi me.

**6** Eyata mina míagatrɔ ḍe Yeho-
wa ŋu; elabena eyae [t]vuvu
mí, eye agada gbe le mía ŋu, eyae
de abi mía ŋu, eye agablae na
mí. 2 [u]Agbɔ agbe mí le ŋkeke
eve megbe, eye le ŋkeke etɔ̃agbe
la afɔ mí ḍe tsitrenu, ne míanɔ
agbe le eŋku me. 3 Ele dodo ge
kokoko abe agudzedze ene, eye
ele vava ge na mí abe tsidzadza
ene, abe keletsi, si foa anyigba
ene.
4 Efrayim, nuka mawɔ wò, eye
Yuda, nuka mawɔ wò? Elabena
miafe lɔlɔ̃ le abe ŋdilũikpo kple
zãmu, si nu yina le ŋdi ene. 5
Eyata mefo wo to nyagbloḍilawo
dzi, metsɔ nye numenyawo wu
woe, eye nye ʋɔnudɔdrɔ̃ adze
abe kekeli ene.[a] 6 Elabena lɔlɔ̃
fe nu dze ŋunye wu akpeda-
vɔsa, eye sidzedze Mawu dze ŋu-
nye wu numevɔsa.[d] 7 Ke woa-
wo tu nye nubabla la abe [e]Adam
ene, eye wotrɔ ʋu le yonyeme
le afima. 8 Gilead enye nu tovo
wɔlawo fe du, eye ʋu foe. 9 Nu-
nɔlawo fe ha le abe adzoblasu,
siwo de xa ḍi la ene, wowu ame
le Sixem-mɔ dzi, eye wowɔ ŋu-
kpenanu. 10 Mekpɔ nusi mele
gbɔgblɔ me o la, le Israel fe afe
la me; Efrayim tsɔ [g]ahasiwɔwɔ
ḍo dɔe le afima, eye Israel do
gu eḍokui. 11 Yuda, woḍo [h]nu-
ŋeɣi ḍi na wò hã, ne [i]megaḍo
nye dukɔ te.

###### Konyifafa le Israel ŋuti.

**7** Ne mebe, mada gbe le Israel
ŋu la, Efrayim fe vodadawo
kple Samaria fe nu vɔ̃ḍi wɔwɔwo
doa ta ḍa. Elabena wodaa alakpa,
fiafitɔwo dzea kpɔ, eye adzohawo
nɔa nu ham le mɔ dzi. 2 Wome-
gblɔ le wofe dzi me kpɔ be, ye-
wofe nu vɔ̃ḍi wɔwɔwo katã le ŋku
dzi nam o. 3 Azɔ wofe nuwɔwɔwo
ḍe to ḍe wo, eye wotsɔ wofe ala-
kpadada do dzidzɔ na amegãwo.
4 Ahasitɔwo wo katã wonye, wole
abe kpo, si me abolofola do dzo
ḍo ene; ne eblu amɔwɔ la, edzu-
dzɔa dzoa tutu ḍo, vaseḍe esime
wòaʋã. 5 Le míafe fia fe ŋke-
kenyuie dzi la amegãwo tsɔa
[s]wein fe dzoʋuʋu dea dɔ lã me
na wo ḍokui; ebɔa ha kple fewu-
ḍulawo. 6 Elabena wofe dzi le
bibim abe kpo ene le wofe aye-
dzedze me; wofe abolofola dɔ
alɔ̃ le zã blibo la me, eye wòbi
le ŋdi flaflafla. 7 Wo katã le bi-
bim abe kpo ene, eye wofiã wofe
ʋɔnudrɔ̃lawo, wofe fiawo katã dze
anyi, eye wo dometɔa ḍeke me-
yɔm o.

###### Gbefãḍeḍe tohehe la.

8 Efrayim tsaka kple dukɔwo;
Efrayim le abe abolo, si wofo ḍe
afi dzi, eye wometrɔe o la ene.
9 Du bubu me tɔwo xɔ ŋusẽ le esi,
ke medze sii o; efe ta fo wɔ, ke
menyae o. 10 Israel fe dada le
dase ḍim ḍe mo nɛ kaŋ; ke wo-
metrɔ ḍe Yehowa, wofe Mawu la
ŋu o, eye womedi eyome mɔ le
nusiawo katã me o. 11 Efrayim

[a] Yer. 23, 29.
[b] Yes. 1, 11–15.
[d] Sam. I. 15, 22; Mat. 9, 13; 12, 7.
[e] Mo. 1. 3, 6.
[f] 4, 15.
[g] 5, 3.
[h] Yoel 4, 13.
[i] Yoel 4, 1.
[k] Yes. 29, 13.
[l] 7, 11.
[n] 10, 6.
[o] 13, 7.
[p] 6, 1.
[r] Yes. 26, 16.
[s] 4, 11.
[t] 5, 14.
[u] Mo. V. 32, 39.

le abe ahɔne tsibome, si nunya
mele tagbɔ na o la ene: wole
Egipte yɔm, eye woyi Asur.[a] 12
Ne wonya yi ko la, mada asabu
ɖe wo dzi, maɖiɖi wo ɖe anyi abe
dzifoxewo ene, eye mahe to na
wo, abe alesi wotoe na woƒe ame-
hawo ene. 13 Baba na wo, ela-
bena wodzo le gbɔnye! Gbegblẽ
neva wo dzi, elabena wotrɔ ʋu
le yonyeme! [e]Mebe, maɖe wo, ke
woawo da alakpa ɖe asinye. 14
Womedo ɣli nam le woƒe dzi me
o, ke boŋ wofa avi le woƒe aba-
wo dzi; wova kpe ta le bli kple
aha yeye ta, eye wotrɔ ʋu le yo-
nyeme. 15 Nyee fia nu wo, eye
medo ŋusẽ woƒe alɔwo, ke woɖo
ta me vɔ̃ ɖe ŋunye. 16 Wotrɔ, ke
menye ɖo ta dziƒo o, eye wole
abe dati [h]doagblɔ ene; woƒe ame-
gãwo atsi yi nu le woƒe aɖe ƒe
nyanyrã ta; esia woatsɔ aɖe alɔ-
mee le wo ŋu le Egipte-nyigba
dzi.

Futɔ la do ɖe dukɔ, si subɔ legba la dzi.

8. Tsɔ [k]kpẽ ɖo nu! Egbɔna Ye-
howa ƒe aƒe la dzi abe hɔ̃ ene!
Elabena wotu nye nubabla la, eye
wosẽ to ɖe nye seawo ŋu. 2 Wole
ɣli dom nam be: Nye Mawu, mí
Israel-viwo míedze si wò! 3 Is-
rael do vlo nu nyui; futɔ neti
eyome! 4 [l]Woɖo fiawo, ke metso
gbɔnye o; woɖo amegãwo, nye-
menya naneke le eŋu o. Wotsɔ
woƒe klosalo kple sika wɔ legba-
woe, ne woatsrɔ̃.
5 Samaria, wò [o]nyivi le ŋu nyɔm,
nye dɔmedzoe bi ɖe wo ŋu; ɣe-
kaɣi hafi woate ŋu ana wo ɖokui
ŋu nadza? 6 Elabena Israel wò-
dzɔ tso, gbede ye wɔe, eye menye
Mawu wònye o; eyata Samaria ƒe
nyivi la [p]afli kakɛkakɛ. 7 Elabe-
na yae [r]woƒã, eye ahom woaxa,
woƒe nukuwo mamie o; ahɔ̃liti
matse ku o, ne etse hã la, ame
tutɔwo aɖui. 8 Woami Israel; azɔ
woanɔ dukɔwo dome abe [t]ze ɖi-
gbɔ ene. 9 Elabena woyi [v]Asur;
gbetedzi la, eya ɖeka koliae nɔa
anyi, ke Efrayim ya na nu eƒe
ahiãviwo. 10 Ne wogana ahiãnu
le dukɔwo dome hã la, maƒo wo
nu ƒu ɖe wo ŋu, eye woavo vie
tso amegãwo ƒe fia ƒe adzɔnana
si me.

a 5, 13; 12, 2.
b Yes. 1, 11.
d 9, 3: Mo.V.28, 68.
e Ps. 81, 14. 15.
f Yer. 17, 27; Am. 2, 5.
g 1, 2.
h Ps. 78, 57.
i 8, 13.
k Yes. 58, 1.
l Fia. II. 15, 10. 14. 25. 30.
n 10, 8.
o Fia. I. 12, 28.
p Mo. II. 32, 20.
r Yer. 12, 13.
s 5, 1.
t Yer. 22, 28.
u Ʋɔn. 19, 22 v. 30; 20, 13.
v 5, 13; 7, 11.
y Mo. V. 32, 10.
z Mo. IV. 25, 3.

11 Elabena Efrayim ɖi vɔsamle-
kpuiwo kpaŋkpaŋ, ne wòatsɔ awɔ
nuvɔ̃e, eye vɔsamlekpuiawo zu
nuvɔ̃ nɛ. 12 Ne meŋlɔ nye se akpe
nane nɛ hã la, ebunɛ abe ame tutɔ
tɔe wonye ene. 13 [b]Wowu nye
vɔsalãwo, ne woaɖu lã; woƒe nu
medze Yehowa ŋu o. Azɔ aɖo
ŋu woƒe vodadawo, ahe to na wo
le woƒe nuvɔ̃wo ta, eye [d]woaga-
gbugbɔ ayi Egipte. 14 Israel ŋlɔ
ewɔla be; etu fiasãwo, eye Yuda
tso du sesẽwo kpaŋkpaŋ; maɖo
[f]dzo ɖe eƒe duwo me, ne wòafiã
woƒe fiasãwo.

Dzidzɔ nu va yi vɔ, gake tsɔtsɔke gale.

9. Israel, megakpɔ dzidzɔ o, me-
gatso aseye abe dukɔwo ene
o! Elabena [g]èwɔ gbolo, ètrɔ ʋu
le wò Mawu yome, eye nèlɔ̃ gbo-
lonunana le lugbɔƒewo katã. 2 Lu-
gbɔƒe kple ahafiãƒe manyi wo o,
eye aha yeye aflu wo. 3 Womatsi
Yehowa ƒe anyigba dzi o, ke boŋ
Efrayim [i]agbugbɔ ayi Egipte, eye
woaɖu nu makɔmakɔ le Asur. 4
Womaƒo wein ɖe anyi na Yehowa
o, eye woƒe akpedavɔsawo mado
dzidzɔ nɛ o; kuteƒenuɖuɖu wònye
na wo; amesiwo katã ɖui la, agblẽ
kɔ ɖo na wo ɖokui; elabena woƒe
nuɖuɖu la, woƒe dɔ nu koe wòle
ɖo, womatsɔe va Yehowa ƒe mee
o. 5 Nuka miawɔ le takpegbe
kple Yehowa ƒe ŋkekenyuie la
dzi? 6 Elabena ne wosi le gbe-
gblẽ nu la, Egipte aƒo wo nu ƒu,
eye Mof aɖi wo. [n]Dza ato ɖe woƒe
klosalonu veviwo dzi, eye aŋɔka
amie ɖe woƒe agbadɔwo me. 7
Tohegbe ɖo, eye teƒeɖogbe ɖo,
Israel adze sii! Nyagblɔɖila tsi
bome, eye amesi si gbɔgbɔ le la,
zu tsukunɔ le wò vodada gbo-
gboawo kple fuléle geɖeawo ta.
8 Gbetakpɔ la enye Efrayim ɖe
nye Mawu ŋu; [s]mɔ̃ka enye nya-
gblɔɖila le eƒe toƒewo katã, eye
fuléle le eƒe Mawu ƒe aƒe me!
9 Wogblẽ wòtso me abe le [u]Gi-
bea ŋɔli ene; aɖo ŋu woƒe voda-
dawo, eye wòahe to le woƒe nu-
vɔ̃wo ta.
10 [y]Mefɔ Israel le gbegbe abe
weintsetse ene, eye mekpɔ mia
fofowo abe gbotsetse ŋgɔgbea
ene; ke esi wova [z]Baal-Peor la,
wotsɔ wo ɖokui na ŋukpenamawu

la, eye wozu ŋunyɔnu, abe nusi
ŋu woku ḍo la ke ene. 11 Efrayim
ƒe ŋutikɔkɔe adzo abe xevi ene,
vidzidzi kple fuƒɔƒoa ḍeke manɔ
anyi o. 12 Ne wobe, yewoanyi wo
viwo woatsi la, maḍe vi le wo ŋu,
be amegbetɔa ḍeke maganɔ anyi
o; elabena baba na woawo ŋutɔ
hã, nenye be, medzo le wo gbɔ.
13 Eye meḍo ŋku anyi kpɔ Efra-
yim vaseḍe Tiro be, [e]wodoe ḍe
lãnyiƒe, ke Efrayim akplɔ viawo
ayi na amewula. 14 Yehowa, nuka
nana wo ma? Na dɔ, tsikɔ kple
no ƒuƒu kplalɛ wo. 15 Wowɔ wo-
ƒe nu vɔ̃ḍiwo katã le Gilgal; afi-
ma melé fu wo le le woƒe nu-
wɔna vɔ̃ḍiwo ta; manyã wo atso
aƒenye me, eye nyemagalɔ̃ wo
azɔ o; woƒe amegãwo katã nye
aglãdzelawo. 16 Ati ŋɔdua enye
Efrayim, woƒe kewo ayrɔ, eye
womatse ku o; ne wobe, yewoadzi
vi hã la, mawu woƒe dɔmevi, siwo
gbɔ womelɔ̃a nu le o. 17 Nye
Mawu agbe wo, elabena womeḍo
toe o, eye woanɔ tsa glãla tsam
le dukɔwo dome.

**Ne dzɔdzɔenyenye meli o la, xoxoa ḍeke hã manɔ anyi o.**

**10.** [i]Weinka, si vu dranyi, eye
wòtse la, enye Israel; alesi
wòtsee la, nenema nu wòḍi vɔ-
samlekpuiwo ḍo; alesi eƒe anyi-
gba ʋã nui la, nenema nu wòwɔ
legbawo ḍo. 2 Woƒe dzi dze eve,
eyata woakpɔe ḍe enu; agbã woƒe
vɔsamlekpuiwo, eye wòagblẽ woƒe
legbawo. 3 Ekema woagblɔ bena:
Fiaa ḍeke mele mia si o; míegbe
Yehowa vɔvɔ̃, nukae fia awɔ na
mí ma? 4 Aḍe gã le nu me na
wo, wokaa atam dzodzro, eye wo-
blaa nu kple wo nɔewo, ale be
ʋɔnudɔdrɔ̃ amie abe aḍigbe le bo-
liƒo dzi le agble me ene. 5 Dɔ-
dzi ḍo Samariatɔwo le [l]Bet-Awen
ƒe nyivi la ŋuti; elabena esubɔ-
lawo le nu xam le eta, eye eƒe
trɔ̃nuawo le dzodzom nyanyanya,
le esi eƒe ŋutikɔkɔe dzo le egbɔ
ta. 6 Woakplɔ nyivi la ayi [n]Asur
atsɔ awɔ nunanae na fia Yareb;
ŋukpe alé Efrayim, eye Israel ƒe
mo atsi dã ḍe eƒe tameḍoḍo la
ŋu. 7 Samaria ƒe fia abu abe fu-
tukpɔ le tɔ ŋgɔ ene. 8 Woatsrɔ̃
nuxeƒe, siwo Israel tsɔ wɔ nuvɔ̃e
la ḍa le Awen, [a]ŋuwo kple aŋɔ-
kawo ato ḍe woƒe vɔsamlekpui-
wo dzi, eye [b]woagblɔ na towo
bena: Mitsyɔ mía dzi! eye na
togbɛwò be: Mímũ dze mía dzi!
9 Israel, èwɔ nuvɔ̃ tso Gibea
ŋɔli ke. Eya dzi wogale; ḍe aʋa
matu ame vɔ̃ḍiwo le Gibea oa?[d]
10 Mahe to na wo ḍe nye didi
nu, eye dukɔwo aƒo wo ḍokui nu
ƒu ḍe wo ŋu, ne mebe, mahe to
na wo le woƒe vodada eveawo ta.
11 Efrayim enye nyivi mamlã, si
nu luƒoƒo vivina: Mekpɔ eƒe kɔ
nyui la ta vaseḍe fifi, ke azɔ
matsi Efrayim ḍe tasiaḍam ŋu,
Yuda aŋlɔ agble, eye Yakob adzo-
bo anyigba. 12 Miƒã dzɔdzɔenye-
nye, eye mixa nu kple lɔlɔ̃; [f]miḍe
agble yeye, elabena [g]azã ḍo be,
miadi Yehowa, vaseḍe esime wòa-
va, eye wòana dzɔdzɔenyenye
nadza ḍe mia dzi. 13 [h]Miede nu
vɔ̃ḍi wɔwɔ ƒe agble, miexa nu ma-
dzɔmadzɔ wɔwɔ, eye mieḍu ala-
kpakutsetse; elabena èle dzi ḍom
ḍe wò tasiaḍamwo kple wò aʋa-
wɔla gbogboawo ŋu. 14 Aʋaɣli
aḍi le wò dukɔ la dome, eye woa-
gbã wò mɔ̃ sesẽwo katã, abe alesi
Salman gbã Bet-Arbel, eye wòxlã
dadawo kple viwo ḍe nu la ene.
15 Betel, alea wòle mia wɔ gee
le miaƒe nu vɔ̃ḍi wɔwɔ vivivo la
ta; le ŋdi kanya asimadetsimee
la Israel-fia nu ayi.

**Mawu ƒe nublanuikpɔkpɔ.**

**11.** Esi Israel nɔ ḍevime la, me-
lɔ̃e, eye [k]meyɔ vinye la tso
Egipte vɛ. 2 Woyɔ wo, ke wotrɔ
ʋume ḍe ame: Wosa vɔ na Baal-
wo, eye wodo dzudzɔ na legba-
wo. 3 Evɔ wònye nyee fia azɔli
Efrayim, eye melée ḍe alɔ to hafi;
ke womedze sii be, nyee da gbe
le wo ŋu o. 4 Mede amegbetɔwo
ƒe atagbi, si nye lɔlɔ̃ka la wo he,
menɔ na wo abe amesiwo ḍea
kɔkuti le kɔ la ene, eye mena
nuḍuḍu wo. 5 Womagagbugbɔ
ayi Egipte-nyigba dzi o, ke boŋ
Asur nenye woƒe fia, elabena wo-
gbe tametɔtrɔ. 6 Yi ava woƒe du-
wo dzi, aŋe woƒe gametiwo, eye
wòaḍu nu le woƒe tameḍoḍowo
ta. 7 Aglãdzedze ḍe ŋunye vivia
nye dukɔ nu, eye ne woyɔ wo

[a] 9, 6.
[b] Lu. 23, 30; Nyad. 6, 16.
[d] 9, 9.
[e] Xez. 27, 3.
[f] Yer. 4, 3.
[g] Yes. 55, 6.
[h] Hi. 4, 8.
[i] Yer. 2, 21.
[k] Mo. II. 4, 22; Mat. 2, 15.
[l] kp. 16; 4, 15.
[n] 5, 13.

ɖo ta dzi hã la, wo dometɔa ɖeke
mefɔa eɖokui dzi o.
8 Efrayim, aleke matsɔ wò ana,
eye matsɔ wò Israel ade asi?
Aleke mawɔ wò abe [a]Adma ene,
eye mawɔ wò abe Zeboim ene?
Nye [b]dzi trɔ le menye, eye nye
nublanuikpɔkpɔ le fiefiẽm wlɔ-
wlɔwlɔ! 9 Nyemawɔ nu le nye
dɔmedzoe heliheli me o, eye nye-
magagblẽ Efrayim azɔ o; elabena
Mawu menye, eye menye ame-
gbetɔ o, kɔkɔetɔ menye le do-
wòme, eye nyemava le dziku me
o.[g] 10 Woakplɔ Yehowa ɖo, ne
[h]eɖe gbe abe dzata ene; elabena
ele gbe ɖe ge, eye ɣetoɖofeviwo
aɖe abla ava.[i] 11 Woadzo tso Egip-
te abe xeviwo ene, eye abe ahɔ-
newo ene tso Asur-nyigba dzi,
eye mana woanɔ woƒe aƒewo me;
Yehowa ye gblɔe.

**Yakob ƒe agbenɔnɔ enye kpɔɖeŋu na eƒe dukɔ.**

12. Efrayim tsɔ alakpadada ɖe
to ɖem, eye Israel ƒe aƒe la
tsɔ amefuflu ɖe to ɖem, ke Yuda
gale eɖokui trɔm ɖe tsiƒo agbaƒo
na eƒe Mawu, na kɔkɔetɔ nya-
teƒetɔ la ko. 2 Efrayim melɔ̃a nu
le ya gbɔ o, eye wòtia ɣedzeƒeya
yome; ele alakpadada kple ŋuta-
sesẽ dzim ɖe dzi gbesiagbe, eɖua
dzo kple [o]Asur, eye wòɖoa amí
ɖe Egipte. 3 Yehowa le nya he
ge kple Yuda, ahe to na Yakob
le eƒe zɔzɔme nu, eye wòaɖo eƒe
nuwɔnawo teƒe nɛ. 4 Elé nɔvia
ƒe afɔkpodzi le dɔ me, eye esi
wòɖo ŋutsu me la, ete kame kple
Mawu.[t] 5 Ete kame kple mawu-
dɔla, eye wòlée, efa avi, eye wòƒo
koko nɛ; edo goe le Betel, eye
[u]wòƒo nu kplii le afima. 6 Yeho-
wa enye Mawu Zebaot, Yehowa
enye [y]eŋkɔ. 7 Ke wò la trɔ ɖe
wò Mawu ŋu; dzra lɔlɔ̃ kple se
la ɖo, eye naɖo dzi ɖe wò Mawu
ŋu ɖaa!
8 Alakpanudanu le Kanaan si,
amebaba vivia enu. 9 Eye Efra-
yim gblɔ be: [a]Mekpɔ ho, eye
kesinɔnu su asinye, womekpɔ vo-
dadaa ɖeke le nye dɔwɔwɔwo katã
ŋu, si nye nuvɔ̃ o. 10 Nyee nye
Yehowa, [b]wò Mawu, tso Egipte-
nyigba dzi ke, magana nanɔ agba-
dɔ me abe le ŋkekenyuieɖuɣi ene.
11 Meƒo nu kple nyagblɔɖilawo,
meɖe ŋutega geɖewo fia, eye
medo lowo to nyagblɔɖilawo dzi.
12 Esi Gilead wɔ nu vɔ̃ɖi la, eyata
woatsrɔ̃ wo; esi wotsɔ nyitsuwo
sa vɔe le Gilgal la, eyata woatsɔ
woƒe vɔsamlekpuiwo ali kɔe ɖe
boliƒo dzi le agble me abe kpe-
wo ene. 13 Yakob [d]si yi Aram-
nyigba dzi; nyɔnu tae [e]Israel
subɔ ɖo, eye nyɔnu tae wònyi
lã ɖo. 14 Ke Yehowa [f]kplɔ Israel
tso Egipte to nyagblɔɖilaa ɖe dzi,
eye wòna nyagblɔɖilaa ɖe kpɔ
wo dzi. 15 Ke Efrayim do dziku
nɛ vevie, eyata eƒe Aƒetɔ ahe eƒe
hlɔ̃dodo ava edzi, eye wòaɖo eƒe
vlodoame teƒe nɛ.

**Ɖeɖe tso ku me. Nuvɔ̃ ƒe amegbegblẽ.**

13. Ne Efrayim ƒo nu la, ŋɔdzi
ɖoa ame; eyae nye tatɔ nɔ
Israel; ke eɖi fɔ to Baal dzi, eye
wòku. 2 Ke wogale nuvɔ̃wɔwɔ
dzi; wotsɔ woƒe klosalowo kɔ nɔ-
nɔmewoe, eye wotsɔ woƒe aɖaŋu
wɔ legbawoe;[k] gbeɖe ƒe dɔwɔwɔ
wo katã wonye; woawoe woƒoa
nu na, eye vɔsalawo gbugbɔa nu
na nyiviwo! 3 Eyata woanɔ abe
[l]ŋdililikpo kple zãmu, si nu yina
le ŋdi ene, abe [n]tsro, si ya kplɔ-
na dzonɛ le lugbɔƒe, kple dzudzɔ,
si toa fesre nu ene. 4 Ke [p]nyee
nye Yehowa, wò Mawu, tso Egip-
te-nyigba dzi ke, menya mawua
ɖeke kpe ɖe ŋunye o, eye xɔna-
metɔa ɖeke meli abe nye ene o.
5 Melė ŋku ɖe ŋuwò le gbegbe,
le kuɖinyigba dzi.[r] 6 [s]Esi wo-
kpɔ gbeɖuƒe la, woɖu nu ɖi ƒo;
eye esi woɖi ƒo la, woƒe dzi ɖe
asi ɖàda me, eye woŋlɔm be. 7
Eyata mezu [v]dzata na wo, eye
mede xa ɖe mɔ to abe lãkle ene.
8 Madze wo dzi abe sisiblisinɔ,
si ŋu woɖe vi le la ene, maflo
tsrokpa ɖa le woƒe dzi ŋu, maɖu
wo abe dzatanɔ ene, eye gbeme-
lãwo avuvu wo.
9 Israel, [z]wò gbegblẽ wònye,
be nètso ɖe nye, wò xɔnametɔ
ŋu. 10 Afika wò fia le azɔ, ne
wòaxɔ na wò le wò duwo katã
me, eye afika wò ʋɔnudrɔ̃lawo le,
amesiwo ŋu [d]nègblɔ le be: „Na
fia kple amegãwom?" 11 Mena
fia wò le nye dɔmedzoe me, eye
magaxɔe le nye dziku me.

a Mo. V. 29, 22.
b Yer. 31, 20.
d Mo. I. 28, 5.
e Mo. I. 29, 20.
f Mo. II. 3, 10.
g Kony. 3, 31 v. 36.
h Yes. 31, 4. 5; Yer. 25, 30.
i 2, 1.
k Yes. 44, 12.
l 6, 4.
n Ps. 1, 4.
o 7, 11.
p Mo. II. 20, 2. 3.
r 9, 10.
s Mo. V. 32, 15.
t Mo. I. 25, 22. 26; 32, 25–29.
u Mo. I. 28, 15.
v 5, 14.
y Ps. 83, 19.
z Yer. 2, 17.
a Nyad. 3, 17.
b 13, 4.
d Sam. I. 8, 5.

12 Wodzi Efrayim ƒe vodada-
wo goŋgoŋ, eye wotu nu ḍe eƒe
nuvɔ̃ nu sesie. 13 Alé ku abe
[b]nyɔnu, si le vi dzim ene; vi ma-
nyanu wònye, elabena ne [d]azã ḍe
la, metoa vidzimɔ nu o. 14 Mava
aḍe wo le tsieƒe si me, eye mava
axɔ wo aƒle le ku si me! Ku, wò
dɔvɔ̃ ḍe? Tsieƒe, wò veve ḍe?
Nublanuikpɔkpɔ ɣla ḍe mo nam![e]
15 Elabena ne enye [f]ati tseku le
nɔviawo dome hã la, [g]ɣedzeƒeya
aƒo, Yehowa ƒe ahom atu tso gbe-
gbe, ale be eƒe vudowo amie, eye
eƒe tsidzɔƒewo aƒu, eye woaha
eƒe kesinɔnu veviwo katã.

Israel ƒe dzimetɔtro; Mawu agayra Israel.

14. Esi Samaria sẽ to ḍe eƒe
Mawu ŋu la, eyata akpɔe ḍe
enu; woatsi yi nu, woaxlã woƒe
vidzĩewo ḍe nu, eye woadze ƒo le
woƒe funɔwo nu.
2 Israel, [h]gatrɔ ḍe Yehowa, wò
Mawu la ŋu, elabena wò vodada-
woe tsɔ wò ƒu anyi. 3 Mihe nya
ḍe asi, eye mitrɔ ḍe Yehowa ŋu![i]
Migblɔ nɛ be: „Tsɔ vodadawo
katã ke, eye wò dɔme neganyo,
ekema [a]míana nyitsu, siwo ŋugbe
míeḍo, kple miaƒe nuyiwo la! 4
Asur mate ŋu axɔ na mí o, mía-
gado sɔwo o, eye míagayɔ míaƒe
asinudɔwɔwɔ be mía Mawu azɔ
o, elabena gbɔwò nublanuikpɔ-
kpɔ le na tsyɔ̃eviwo.“
5 Mayɔ dɔ woƒe godzedze, eye
malɔ̃ wo tso dzi me, elabena nye
dɔmedzoe nu fa ḍe wo ŋu. 6 Manɔ
na Israel abe zãmu ene, aƒo se
abe dzogbenya ene, eye wòato ke
abe Libanon ene. 7 Eƒe alɔwo
avu dranyi, adze ani abe amiti
ene, eye wòaʋẽ lilili abe Liba-
non ene. 8 Amewo aganɔ eƒe vɔ-
vɔli te, eye woaƒã bli; woaƒo se
abe weinka ene, eye wọaxɔ ŋkɔ
abe Libanon ƒe wein ene. 9 Efra-
yim, legbawo ƒe nya kae tsɔ gbɔ-
nye? Meḍo toe, eye melé ŋku ḍe
eŋu. Sesewu dama menye, dzi-
nye nakpɔ wò kutsetsewo le. 10
Amesi nye nunyala la, nese nusia
gɔme; amesi si gɔmesese le la,
nedze sii! Elabena Yehowa ƒe
[i]mɔwo dzɔ, ame dzɔdzɔewoe zɔa
edzi; ke ame vɔ̃ḍiwo adze anyi
ḍe edzi.

[a] Heb. 13, 15.
[b] Mi. 4, 10.
[d] Yes. 37, 3.
[e] Kor. I. 15, 54. 55; Tim. II. 1, 10; Nyaḍ. 20, 14; 21, 4.
[f] Mo. I. 49, 22.
[g] 4, 19.
[h] 12, 7; Zax. 1, 4.
[i] Ps. 25, 10.

# YOEL ƑE AGBALẼ.

Ʋetsuviwo ƒe fuḍename, si nye kpoḍɣidzɛ na Aƒetɔ la ƒe vava.

1. Esia nye Yehowa ƒe gbe, si
va na Yoel, Petuel vi.
2 Mi amegã ḍeḍiwo, mise nya sia,
eye mi anyigbadzitɔwo katã, miƒu
to anyi! Ɖe esia tɔgbe dzɔ le mia
ŋɔli alo le mia fofowo ŋɔli kpɔa?
3 Mixlẽe fia mia viwo, mia viwo na-
xlẽe afia wo viwo, eye wo viwo na-
xlẽe afia wo megbeviwo! 4 Nusi ŋɔ-
wo kpɔtɔ ḍi la, ʋetsuviwo ḍui; nusi
ʋetsuviwo kpɔtɔ ḍi la, ʋetrawo
ḍui, eye nusi ʋetrawo kpɔtɔ ḍi
la, abɔwo ḍui. 5 Mi ahamulawo,
minyɔ, eye mifa avi! Mi weintsu-
nolawo katã, mixa nu ḍe aha yeye
ŋu, elabena woḍee le nu me na
mi. 6 Elabena [l]dukɔa ḍe ho va
nye anyigba dzi, ŋusẽ le eŋu, eye
wòsɔ gbɔ kpaŋ, eƒe aḍuwo le abe
dzatatsu ƒe aḍu ene, eye eƒe tsyo
le abe dzatanɔ tɔ ene. 7 Egblẽ
nye weinkawo, eye wòŋe nye gbo-
tiwo, eflo tsro le wo ŋu hetsɔ wo
ƒu anyi, eye woƒe kawo fu ɣie.
8 Xa nu abe ḍetugbi, si ta akpa-
nya ḍe eƒe ḍetugbimesrɔ̃ ŋu la
ene! 9 [k]Nuḍuvɔsa kple nuno-
vɔsa nu tso le Yehowa ƒe me;
nunɔla, siwo subɔa Yehowa la,
le konyi fam. 10 Agble zu gbe-
gbe, eye anyigba le nu xam, ela-
bena bli gblẽ, aha yeye no ƒia-
ƒiaƒia, eye ami ƒu kplakplakpla.
11 Ŋukpe lė agbledelawo, eye
weingbledelawo le nu xam le lu
kple ƒo ta, elabena nuŋeŋe nu tso
le agble me. 12 Weinka ku, eye
gboti yrɔ, yevuboḍatiwo ƒu, keke
ḍetiwo kple atɔtɔŋutititiwo kpa-
kple agblemetiwo katã ke hã;
dzidzɔkpɔkpɔ nu tso le amegbe-
tɔviwo dome.

Konyifafa kple kukuḍeḍe.

13 Mi nunɔlawo, mibla ali dzi,
ne miafa konyi! Mi vɔsamlekpui
la subɔlawo, mifa avi! Miva mia-

[k] kp. 13; 2, 14.
[l] 2, 2. 25.

tsi akpanya me adɔ, mi, nye
Mawu subɔlawo; elabena [a]nuḍu- a kp. 9.
vɔsa kple nunovɔsa nu tso le
mia Mawu ƒe me. 14 Mido nu-
tsitsidɔ kɔkɔe, eye miḍe gbe ƒã
takpegbe! Miƒo ame tsitsiwo kple
anyigbadzitɔwo katã nu ƒu ḍe Ye-
howa, mia Mawu la ƒe me, eye
mido ɣli na Yehowa! 15 Aleke,
ŋkeke la! Elabena Yehowa ƒe b3,4;Yes.13,10.
[d]ŋkeke la tu aƒe, eye gbegblẽ d 2,1;Yes.13,6.
wònye tso ŋusẽkatãtɔ la gbɔ gbɔ-
na. 16 Đe wometsi nuḍuḍu nu le e kp. 25.
mía ŋku me, eye [f]dzidzɔ kple f kp. 12; Mo.V. 16, 11.
aseyetsotso nu le mía Mawu ƒe
me oa? 17 Blikuwo lé akpõ ḍe
to me, avawo ḍi ƒuƒlu, eye nu-
dzraḍoƒewo mũ; elabena bliwo
tsi tonu. 18 Lãwo le xɔxlɔ̃m, eye
nyihawo le tsa glãla tsam, elabena g Xez. 33, 11.
gbeḍuƒea ḍeke meli na wo o; nu
ti kɔ na alẽhawo hã. 19 Yehowa,
wò yɔm mele; elabena dzo bi lã-
nyiƒewo ƒe gbewo, eye [h]dzoƒaḍe h 2, 3.
fiã agblemetiwo katã. 20 [i]Gbe- i Ps. 104, 11.
melãwo hã le xɔxlɔ̃m na wò, ela- k Mo. II. 34, 6.
bena tɔʋuwo mie, eye dzo bi lã-
nyiƒewo ƒe gbewo.

Detsuviwo ƒe fuḍename xexlẽ fia dziyiyi. l Yo. 2, 9.

2 Miku kpẽ le Zion, mido aƒa le
nye to kɔkɔe la dzi! Anyigba-
dzitɔwo katã nedzo nyanyanya,
elabena Yehowa ƒe [n]ŋkeke la gbɔ- n 1, 15.
na, etu aƒe! 2 Viviti kple blukɔ- o 1, 14.
dogbe, alilikpo kple tsizidogbe
wònye! Alesi agudzedze gbagba-
na ḍe towo dzi la, nenema [p]dukɔ p 1, 6.
gã sẽŋua ḍe avae, [r]si tɔgbe me- r Mo. II. 10, 14.
nɔ anyi kpɔ gbeḍe, eye mele anyi
nɔ ge le emegbe vaseḍe ƒome,
siwo gbɔna la ŋɔli o. 3 Dzo le
nu ḍum le eŋgɔ, eye [s]dzoƒaḍe le s 1, 19.
nu fiãm le emegbe; anyigba la
le eŋgɔ abe Eden-bɔ ene, eye
emegbe nye gbegbe ḍeḍe sɔŋ;
amea ḍeke masi le enu o. 4 Woƒe
mo le abe sɔwo ƒe mo ene, eye t Ps. 79, 10.
wole du dzi abe sɔdolawo ene.
5 Wole kpo tim le towo ta me abe
tasiaḍamwo ƒe hoowɔwɔ ene; wole
ʑi nyẽm, abe alesi dzo fiãa gbe
ƒuƒui ene, eye wodze aʋa abe
aʋakɔ gãa ḍe ene. 6 Dukɔwo
dzo nyanyanya le eŋgɔ, eye mo-
wo katã fu tititi. 7 Wole du dzi
abe kalẽtɔwo ene, eye wole gli
liam abe aʋamewo ene, wo dɔ- u kp. 26. 27.
metɔ ḍesiaḍe lé eƒe mɔ tsɔ, eye

womeḍɔa li woƒe toƒewo o. 8 Wo
dometɔa ḍeke memimi nɔvia ḍo
o, amesiame lé eƒe mɔ tsɔ; wode
ta aŋutrɔwo me, ke womexɔ abi
o. 9 Wole tsa glãla tsam le dua
me, eye wole du ƒum le gli dzi,
woge ḍe xɔwo me, eye woto fe-
srenu ge ḍe eme abe fiafitɔ ene.
10 Anyigba dzo kpekpekpe le enu,
eye dziƒo ʋuʋu; [b]ɣe kple ɣleti
do viviti, eye ɣletiviwo ƒe keklẽ
nu tsi. 11 Yehowa le gbe ḍem
le eƒe aʋakɔ ŋgɔ, eƒe [c]aʋakɔ lolo
ŋutɔ, eye ame sesẽe nye eƒe gbe
dzi wɔla; elabena Yehowa ƒe ŋke-
ke la tri akɔ, eye ŋɔdzi le eŋu
ŋutɔ, amekae ate ŋu anɔ te ḍe
enu?

Nuxɔxlɔ̃ hena dzimetɔtrɔ.

12 Yehowa be: Azɔ hã la, [g]mi-
tsɔ miaƒe dzi blibo kple nutsitsidɔ,
avifafa kple konyifafa trɔ ḍe ŋu-
nye! 13 Midze miaƒe dziwo, me-
nye miaƒe awuwo o, eye migatrɔ
ḍe Yehowa, mia Mawu la ŋu!
Elabena [k]amenuvela kple nubla-
nuikpɔla wònye, egbɔa dzi ḍi
blewu, amenuveve bɔ ḍe esi, eye
vɔ̃wɔwɔ venɛ. 14 [l]Amea ḍe menya
nu o, avee, eye wòatrɔ adzo aha-
gblẽ yayra ḍe megbe, ne woatsɔ
asa nuḍuvɔ kple nunovɔ na Ye-
howa, mia Mawu la. 15 Miku kpẽ
le Zion, mido nutsitsidɔ kɔkɔe,
eye miḍe gbe ƒã takpegbe![o] 16 Mi-
ƒo dukɔ la nu ƒu, eye mikɔ ameha
la ŋu, miyɔ amegã ḍeḍiwo vɛ, eye
miƒo ḍeviwo kple vi nonowo nu
ƒu; ŋugbetɔsrɔ̃ nedo tso eƒe xɔ
me, eye ŋugbetɔ nedo tso ŋugbe-
tɔxɔ me. 17 Nunɔlawo, amesiwo
subɔa Yehowa la, neƒa avi le
akpata kple vɔsamlekpui la do-
mee agblɔ be: Yehowa, kpɔ nu-
blanui na wò dukɔ, eye megahe
ŋukpe va wò domenyinu la dzi,
ne dukɔwo nanɔ ahama sim ḍe
wo ŋu o. [t]Nukaŋuti woanɔ gbɔ-
gblɔm le dukɔwo dome be: Afika
woƒe Mawu le hã?

Yayra yeye ŋugbedodo.

18 Tete Yehowa ʋã ŋu ḍe eƒe
anyigba la ŋu, eye wòkpɔ nubla-
nui na eƒe dukɔ la. 19 Eye Ye-
howa do ŋu gblɔ na eƒe dukɔ
bena: Kpɔ ḍa, maḍo bli, aha yeye
kple ami ḍe mi, ne miaḍu aḍi ƒo,
eye [u]nyemagana ŋu nakpe mi le
dukɔwo dome azɔ o. 20 Maḍe

[a]anyiehetɔ la ɖa le mia ŋu, aha-
nyãe aɖo ɖe kuɖinyigba dzi kple
gbegbe, atrɔ ta aɖe ɣedzeƒeƒu,
eye wòatrɔ agɔmegbɔ aɖe ɣeto-
ɖoƒeƒu, eye wòaƒaƒã anɔ ʋeʋẽm,
elabena ewɔ nu eteƒe mekɔ o.
21 Anyigba, megavɔ̃ o, tso aseye,
eye nakpɔ dzidzɔ, elabena Yeho-
wa le nu gã wɔ ge. 22 Mi gbe-
melãwo, migavɔ̃ o, elabena lãnyiƒe
ƒe gbewo ade ama; elabena ati-
wo atse, eye kutsetsewo aɖo agba
ɖe gboti kple weinka dzi. 23 Mi
Zion-viwo, mitso aseye, ne mia-
kpɔ dzidzɔ ɖe Yehowa, mia Ma-
wu la ŋu; elabena atsɔ tsidzadza
aɣra mi, ana [f]adatsi kple keletsi
nadza ɖe mia dzi abe tsã ene.
24 Lu ayɔ lugbɔƒe fũ, eye aha
yeye kple ami aɖo agbogbo ɖe
ahafiãƒe. 25 Eye maɖo ƒe, siwo
[g]ʋetsuviwo kple ʋetrawo, abɔwo
kple ŋɔwo ɖu nu la teƒe na mi,
woawoe nye nye aʋakɔ gã, si
meɖɔ ɖe mia ŋu. 26 Miaɖu nu
aɖi ƒo, eye miakafu Yehowa, mia
Mawu, amesi wɔ nukunu ɖe mia
ŋu la ƒe [h]ŋkɔ, eye ŋu magakpe
nye dukɔ akpɔ gbeɖe o. 27 Eye
miadze si be, mele Israel dome,
nyee nye Yehowa, mia Mawu la,
ɖeke mekpe ɖe ŋunye o; eye ŋu
magakpe nye dukɔ akpɔ gbeɖe o.

Gbɔgbɔ kokoe la koko ɖe anyi.

3. Le nusiawo megbe la matrɔ
nye [i]gbɔgbɔ la akɔ ɖe ŋuti-
lãwo katã dzi, eye miaƒe ŋutsu-
viwo kple miaƒe nyɔnuviwo agblɔ
nya ɖi, miaƒe amegã ɖeɖiwo aku
drɔ̃ewo, eye miaƒe ɖekakpuiwo
akpɔ ŋutegawo. 2 Matrɔ nye gbɔ-
gbɔ la akɔ ɖe kluviwo kple ko-
siviwo hã dzi ɣemaɣi. 3 Eye ma-
na nukunuwo naɖo ɖe dziƒo ŋu
kple anyigba dzi: Ʋu, dzo kple
dzudzɔbabla kɔtɔɔ. 4 Ɣe aɖo vi-
viti, eye ɣleti azu ʋu, hafi Ye-
howa ƒe ŋkeke gã dziŋɔ la nava
ɖo.[o] 5 Eye wòava me be, [p]woaɖe
amesiame, si ayɔ Yehowa ŋkɔ la;
elabena xɔname anɔ Zion-to la dzi
kple Yerusalem kpakple ame ma-
mlea, siwo Yehowa ayɔ la dome,
abe alesi Yehowa do eŋugbee ene.

Mawu ƒe tohehe ʋɔnudɔdrɔ̃ ƒutɔwo.

4. Elabena kpɔ ɖa, ne meɖo Yuda
kple Yerusalem te le ŋkeke

mawo me kple ɣemaɣi la,[b] 2 maƒo
dukɔwo katã nu ƒu ahakplɔ wo
ayi [d]Yosafat ƒe bali la me, eye ma-
drɔ̃ ʋɔnu kpli wo le afima le nye
dukɔ kple nye domenyinu Israel
ta, elabena wokakae ɖe dukɔwo
dome, eye womã nye anyigba la.
3 [e]Wodzidze nu ɖe nye dukɔ dzi,
wotsɔ ŋutsuvi ɖɔ li gboloe, eye
wotsɔ nyɔnuvi dze wein heno.
4 Mi Tiro, Zidon kple Filistitɔwo
ƒe anyigbawo katã, nuka dim miele
le ŋunye? Ðe miebe, yewoaɖo nusi
wowɔ mi la teƒe nam loo, alo mia-
wɔ nanem ma? Nye asi atsɔ mahe
miaƒe nuwɔwɔ ava miaƒe ta dzi
enumake. 5 Miawoe lɔ nye klo-
salo kple nye sika dzoe, eye mie-
tsɔ nye nu xɔasi vevitɔwo yi
miaƒe gbedoxɔwo me; 6 eye mie-
tsɔ Yuda-viwo kple Yerusalem-
viwo dzra na Helatɔwo, ne miaɖe
wo tso woƒe anyigba dzi ayi adzɔ-
ge ʋĩ. 7 Kpɔ ɖa, manyɔ wo le
teƒe, siwo wotsɔ wo ƒle ɖo, eye
mahe miaƒe nuwɔwɔ ava miaƒe
ta dzi. 8 Eye matsɔ miaƒe ŋutsu-
viwo kple miaƒe nyɔnuviwo adzra
na Yuda-viwo, eye woawo atsɔ
wo adzra na Sabatɔ, siwo nye
dukɔ le didiƒe ke; elabena Yeho-
wa ye gblɔe.

Mawu aɖe eƒe dukɔ la, eye wòaɣrae.

9 Miɖe gbe ƒã nya sia le dukɔ-
wo dome be: Mibla akpa ɖe aʋa
kɔkɔe ŋu, minyɔ kalẽtɔwo, eye
aʋawɔlawo katã neho va! 10 Mi-
tsɔ miaƒe agblenuwo tu yiwoe,
eye mitsɔ miaƒe hɛ gobɛwo tu
akplɔwoe! Ame beli negblɔ be:
Miawoe nye kalẽawo![k] 11 Mi du-
kɔwo katã, miƒo zi tso goawo katã
me, miva ƒo mia ɖokui nu ƒu. Ye-
howa, ɖiɖi wò kalẽtɔwo ɖe anyi
ɖe gama! 12 Dukɔwo netso, ne
woava [l]Yosafat ƒe bali la me; ela-
bena afima mabɔbɔ nɔ anyi do
adrɔ̃ ʋɔnu dukɔwo katã godoo.
13 [n]Minyẽ hɛ gobɛwo, elabena nu-
kuwo ɖi! Miva miafanya nu, ela-
bena [r]weinfiãƒe yɔ, eye weinfiãnu
gbagba; elabena woƒe nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔ do agbogbo. 14 Amehawo kplɔ
amehawo ɖo gbɔna nyametsobali
la me; elabena Yehowa ƒe ŋke-
ke la tu aƒe le nyametsobali me
la. 15 Ɣe kple ɣleti aɖo viviti,
eye ɣletiviwo ƒe keklẽ nu atsi.[s]
16 [t]Yehowa le gbe ɖem tso Zion,

a 1, 4. 6.
b Hos. 6, 11.
d kp. 12. 14.
e Nax. 3, 10.
f Yer. 5, 24.
g 1, 4.
h Mo. V. 8, 10.
i Mo. IV. 11, 29; Yes. 44, 3; Xez. 39, 29; Dɔ. 2, 16 v. 21; Ti. 3, 6.
k Yes. 2, 4.
l kp. 2.
n Nyad. 14, 15. 18.
o 2, 2. 10. 11; Mat. 24, 29; Nyad. 6, 12.
p Ro. 10, 13.
r Yes. 63, 3. 6.
s 2, 10; 3, 4.
t Am. 1, 2.

eye wòna wose eʄe gbe tso Ye-
rusalem, ale be dziʄo kple anyi-
gba ʋuʋu. Ke Yehowa enye si-
tsoʄe na eʄe dukɔ kple mɔ̃ sesẽ
na Israel-viwo. 17 Eye [b]miadze
sii be, nyee nye Yehowa, mia Ma-
wu la, amesi le nye to kɔkɔe
Zion dzi; Yerusalem azu kɔkɔeʄe,
eye ame tutɔwo magato eme azɔ
o. 18 Le ɣemaɣi la [c]towo atsyɔ
aha yeye, eye togbɛwo aɖuɖu
notsi, tsi ayɔ Yuda-tɔʋuwo katã
agbagba, eye [a]tsi adzɔ tso Yeho-
wa ʄe aʄe la me ahade tsi xetiwo
ʄe bali la me. 19 Egipte azu aʄedo,
eye Edom azu gbegbe ʄeʄle, le
[d]ŋuta, si wosẽ le Yuda-viwo ŋu,
eye wokɔ ʋu maɖiʄɔ ɖe anyi le
woʄe anyigba dzi la ta. 20 Ke
Yuda anɔ anyi tegbee, eye Yeru-
salem anɔ dzidzimewo katã me;
21 mabia hlɔ̃ woʄe [f]ʋu, si nu nye-
mebia hlɔ̃ ɖo haɖe o, eye [g]Yeho-
wa anɔ Zion.

[a] Xez. 47. 1: Zax. 14. 8.
[b] Xez. 34. 30.
[d] Ob. 10.
[e] Am. 9. 13.
[f] Mo. V. 32, 43.
[g] Xez. 48. 35.

---

# AMOS ƑE AGBALẼ.

---

**Nyagbloɖi le tohehe na dukɔ, siwo ʄo xlã Israel-viwo ŋuti.**

**1** Esia nye Amos, amesi tso [i]alẽ-
nyilawo dome le Tekoa la ʄe
nya, si wòkpɔ ɖe Israel ŋu ʄe
eve do ŋgɔ na [k]anyigbaʋuʋu le
Yuda-fia [n]Uziya ŋɔli kple Israel-
fia Yerobeam, Yoas-vi ŋɔli la.
2 Eye wògblɔ bena: [p]Yehowa le
gbe ɖem tso Zion, eye wòna eʄe
gbe le ɖiɖim tso Yerusalem, tete
lãkplɔviwo ʄe lãnyiʄe yrɔ, eye
Karmel tame ʄu.
3 Ale Yehowa gblɔ esi: Le [r]Da-
masko ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple
eneawo ta la, nyematsɔe akee o;
elabena emli galuʄotasiaɖam to
Gilead dzi. 4 Eyata mada dzo ɖe
Xazael ʄe me, eye wòafiã Ben-
Hadad ʄe fiasãwo. 5 Maŋe Da-
masko ʄe gametiwo, eye amesiwo
le nuvɔ̃bali me la kple amesi lė
fiatikplɔ ɖe asi le dzidzɔkpɔxɔwo
me la, atsrɔ̃, eye woaɖe aboyo
Aram-dukɔ la ayi [t]Kir; Yehowa
ye gblɔe!
6 Ale Yehowa gblɔ esi: Le [u]Ga-
za ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple enea-
wo ta, nyematsɔe akee o; elabe-
na woɖe amewo keŋkeŋ, be woa-
kplɔ wo ayi aɖaɖe asi na Edom.
7 Eyata mada dzo ɖe Gaza ʄe
gliwo dzi, ne wòafiã woʄe fiasã-
wo. 8 Eye matsrɔ̃ Asdodtɔwo
kple amesi lė fiatikplɔ ɖe asi le
Askalon, matrɔ nye asi ɖe Ekron
ŋu, eye Filistitɔwo ʄe susɔea nu
ayi; Aʄetɔ Yehowa ye gblɔe!
9 Ale Yehowa gblɔ esi: Le
[y]Tiro ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple
eneawo ta, nyematsɔe akee o;
elabena woɖe aboyo amewo keŋ-
keŋ ɖaɖe asi na Edom, eye wo-
meɖo ŋu nɔviwo ʄe [h]nubabla la o.
10 Eyata mada dzo ɖe Tiro ʄe
gliwo dzi, ne wòafiã woʄe fiasãwo.
11 Ale Yehowa gblɔ esi: Le
[l]Edom ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple
eneawo ta, nyematsɔe akee o;
elabena etsɔ yi ti [o]nɔvia yome,
eye wòmia ŋku ɖe nublanuikpɔ-
kpɔ dzi na eɖokui, ele nu vuvum
ɖaa le dɔmedzoe me, eye wòlė
dziku ɖe dɔ me ɖikaa. 12 Eyata
mada dzo ɖe Teman, ne wòafiã
Bozra ʄe fiasãwo.
13 Ale Yehowa gblɔ esi: Le
[s]Amon-viwo ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃
kple eneawo ta, nyematsɔe ake
wo o; elabena wodze ʄo le Gi-
lead ʄe funɔwo nu, ne woakeke
woʄe anyigba ɖe enu. 14 Eyata
mado dzo ɖe Raba ʄe gliwo ŋu,
ne wòafiã woʄe fiasãwo, ne ɣli
ɖi le aʋakpegbe, eye ya tso ʋu-
duʋudu le ahomtugbe. 15 Eye
woʄe fia kple eʄe amegãwo siaa
woayi aboyo me; Yehowa ye gblɔe!

**Tohehe nyagbloɖi ɖe Moab. Yuda kple Israel ŋuti.**

**2** Ale Yehowa gblɔ esi: Le
[v]Moab ʄe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃
kple eneawo ta, nyematsɔe akee
o; elabena etsɔ Edom-fia ʄe ʄuwo
mè akaloe. 2 Eyata mada dzo ɖe
Moab, ne wòafiã Keriyot ʄe fia-
sãwo, eye Moab naku le ʋunya-
ʋunyawɔwɔ me, ne ɣli ɖi, eye
kpẽwo ɖi. 3 Matsrɔ̃ ʋɔnudrɔ̃la
le wo dome, eye mawu eʄe ame-
gãwo katã akpe ɖe eŋu; Yehowa
ye gblɔe!
4 Ale Yehowa gblɔ esi: Le Yuda

[h] Fia. I. 5, 2[a].
[i] 7, 14.
[k] Zax. 14, 5.
[l] Yer. 49, 7.
[n] Fia. II. 15, 1: 14. 23.
[o] Mo. V. 23, 8: Ob. 10.
[p] Yer. 25, 30: Yoel 4, 16.
[r] Yes. 17, 1–3.
[s] Yer. 49, 1–6.
[t] Fia. II. 16. 9.
[u] Kron. II. 28, 17. 18: Yer. 47. 1.
[v] Yes. 15: Yer. [illegible]
[y] Yes. 23: Yoel 4. 4.
[z] Mo. IV. 24. 17.

ɖe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple eneawo
ta, nyematsɔe akee o; elabena wo-
gbe Yehowa ƒe se, eye womelé
eƒe ɖoɖowo me ɖe asi o, ke boŋ
wona woƒe alakpalegba, siwo yo-
me wo fofowo dze la, kplɔ wo
trae. 5 Eyata mada dzo ɖe Yuda,
ne wòafiã Yerusalem ƒe fiasãwo!
6 Ale Yehowa gblɔ esi: Le Israel
ƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ etɔ̃ kple enea-
wo ta, nyematsɔe akee o; elabe-
na etsɔ ame dzɔdzɔe dzra ɖe ga
nu kple hiãtɔ ɖe [a]atokota ɖoɖo
ɖeka nu. 7 Wo [d]amesiwo ƒe ve me
le fiefiẽm ɖe kekui, si le ame da-
he ƒe ta me la ŋu, woglɔ̃a mɔ na
hiãtɔwo, eye vi kple fofoa woyia
gbolo ɖeka gbɔ, ne woado gu nye
ŋkɔ kɔkɔe la. 8 Wodraa afɔ ɖe
[e]awɔbavɔ dzi le vɔsamlekpuiwo
katã gbɔ, eye wonoa nyadrɔ̃ha
le woƒe mawuwo ƒe me. 9 Evɔ
wònye metsrɔ̃ [f]Amoritɔwo le wo
ŋgɔ, amesiwo dzɔ atsu, abe alesi
sederti kɔe ene, eye wosesẽ abe
sesewu ene hafi; metsrɔ̃ woƒe tse-
tse le dzi me kple woƒe ke le to me.
10 Mekplɔ mi tso Egipte-nyigba
dzi, eye mena miezɔ gbe dzi ƒe
blane, ne miaxɔ Amoritɔwo ƒe
anyigba. 11 Eye meɖo nyagblɔ-
ɖilawo tso miaƒe ŋutsuviwo dome
kple [g]Mawu ƒe kluwo tso miaƒe
ɖekakpuiwo dome. Israel-viwo,
Yehowa be, ɖe mele alea oa? 12
Ke miena wein Mawu ƒe kluwo
wono, eye miede se na nyagblɔ-
ɖilawo gblɔ be: [h]Migagblɔ nya
ɖi o! 13 Kpɔ ɖa, mate mi ɖe to me,
abe alesi tasiaɖam, si wode luba-
blae taŋ la, nyẽna ɖe to mee ene.
14 Sitsoƒe abu ɖe ame dablɛ, ŋu-
sẽtɔ mate ŋu awɔ eƒe ŋusẽ ŋu dɔ
o, eye kalẽtɔ maɖe eƒe agbe o;
15 aŋutrɔdala manɔ te o, afɔ tsɔ-
tsɔe tɔ masi o, eye sɔdola maɖe
eƒe agbe o; 16 eye amesi nye
dzideƒotɔ le kalẽtɔwo dome la,
asi amama gbemagbe; Yehowa
ye gblɔe!

**Tohehe ava Israel dzi tso Mawu gbɔ, abe alesi nyagblɔɖila la gblɔ ene.**

**3** Mise Yehowa ƒe nya, si wò-
gblɔ ɖe mi Israel-viwo, mi ƒo-
me blibo, si wòkplɔ tso Egipte-
nyigba dzi la ŋu: 2 Miawo koe
menya le [k]anyigba dzi ƒomeawo
katã dome; eyata mahe to na mi

[a] 8, 6.
[b] Yes. 45, 7; Kony. 3, 37.
[d] 8, 4.
[e] Mo. II. 22, 25.
[f] Mo. IV. 21, 21 v. 28.
[g] Mo. IV. 6, 2-13.
[h] 7, 13. 16; Yer. 11, 21.
[i] 6, 4; Fia. I. 22, 39; Ps. 45, 9.
[k] Mo. V. 4, 34.

le miaƒe vodadawo katã ta. 3 Ne
ame eve be, yewoazɔ mɔ la, ɖe
womeɖoa gbe ɖi hafi oa? 4 Ne
nulẽle mesu dzata si o la, ɖe wò-
xlɔ̃na le ave mea? Ðe dzatavi
ɖea gbe le emlɔƒe, ne mekpɔ lè
nu haɖe oa? 5 Ðe xevi dzona
ɖe mɔ̃ dzi le anyigba, ne mɔ̃a
ɖeke meli nɛ oa? Eye ɖe mɔ̃
fena, ne naneke meɖo eme oa?
6 Ðe wokua kpẽ le du me, eye
vɔvɔ̃ gbea amewo ɖoɖoa? Ðe
[b]dzɔgbevɔ̃e dzɔna le du me, eye
menye Yehowa ye wɔe oa? 7 Ela-
bena Yehowa mewɔa naneke, ne
meɖe eƒe tameɖoɖo fia eƒe dɔla,
nyagblɔɖilawo hafi o. 8 Ne dzata
ɖe gbe la, amekae agbe vɔvɔ̃?
Ne Aƒetɔ Yehowa ƒo nu la, ame-
kae agbe nyagbɔgblɔ ɖi?
9 Mido kpo ɖe fiasãwo ta le
Asdod kple ɖe fiasãwo ta le Egip-
te-nyigba dzi gblɔ bena: Miƒo
takpli ɖe Samaria-towo dzi, eye
mikpɔ ʋunyaʋunyawɔwɔ geɖe
kple ame teteɖeanyi, si le eme la
ɖa. 10 Yehowa be: Womenya nu
dzɔdzɔe wɔwɔ o, eye woli kɔ nu
madzɔmadzɔ wɔwɔ kple ŋutasesẽ
ɖe woƒe fiasãwo me gleglegle.
11 Eyata ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ
esi: Futɔ ɖe to ɖe wò anyigba
godoo, atu ŋusẽ le ŋu wò, eye wòa-
ha wò fiasãwo. 12 Eyata ale Ye-
howa gblɔ esi: Alesi lãkplɔvi ɖea
lã ƒe ata eve kple to kakɛ tsoa
dzata ƒe nu mee la, nenema ke
woaɖe Israel-vi, siwo bɔbɔ nɔ Sa-
maria le aba ƒe dzogoe dzi kple
aba ƒe kuntru dzi lae. 13 Aƒetɔ
Yehowa, Mawu Zebaot, be: Misee,
eye mitsɔe ɖi ɖase na Israel ƒe
aƒe la be: 14 Gbesigbe mahe to na
Israel ƒe nu vɔ̃ɖi wɔwɔ la, mahe
to na Betel ƒe vɔsamlekpuiwo hã,
eye woaŋe vɔsamlekpui la ƒe dzo-
wo woage adze anyi. 15 Magbã
vuvɔŋɔlixɔ akpe ɖe dzomeŋɔlixɔ
ŋu, [i]nyiɖuxɔwo atsrɔ̃, eye xɔ gbo-
gboawo nu ayi; Yehowa ye gblɔe!

**Dodzidodo na Israel-amegãwo.**

**4** Mise nya sia, mi Basan-nyinɔ,
siwo le Samaria-to dzi! Mi
amesiwo te ame dahewo ɖe anyi,
miegbã hiãtɔwo gudugudu, eye
miegblɔ na miaƒe atsuwo bena:
Miku aha vɛ mìano! 2 Aƒetɔ Ye-
howa tà eƒe dzɔdzɔenyenye be:

Kpɔ ɖa, ŋkeke li gbɔna na mi,
woaɖe mi kple ƒu, eye woatsɔ ʋã
atɔ mia viwo. 3 Miato gli ƒe gba-
gbãƒe, amesiame akpɔ eŋgɔ tẽ,
eye miatsɔ miaƒe legbawo axlã
ɖe anyi; Yehowa ye gblɔe!
4 Miyi Betel, ne miaɖawɔ nu
tovo; miyi Gilgal, ne miaɖawɔ
nu tovo ɖe edzi! Misa miaƒe vɔ-
wo ŋdi sia ŋdi, eye mitsɔ miaƒe
nuwo ƒe [a]ewoliawo ɖeka sa vɔe
ŋkeke etɔ̃etɔ̃. 5 Mina dzudzɔ
nade dzi ɖe [b]abolo ʋaʋã ŋu, ne
wòanye akpedavɔsa; miɖe gbe ƒã
be, woana nu faa, miɖee sesie, ela-
bena alea vivia mi Israel-viwo nu,
Aƒetɔ Yehowa ye gblɔe! 6 Medo
kuvia miaƒe aɖuwo le miaƒe du-
wo katã me, eye mena abolokoe
wɔ mi le mia nɔƒewo katã; ke
miegbe tɔtrɔ ɖe ŋunye, Yehowa
ye gblɔe. 7 Esi dzinu etɔ̃ susɔ,
ne nuŋeɣi naɖo la, mete [f]tsi-
dzadza mi; mena tsi dza ɖe du
ɖeka me, ke nyemena wòdza ɖe
evelia me o; tsi dza ɖe agble
ɖeka me, ke agble, si me tsi me-
dza ɖo o la me ƒu kplakplakpla.
8 Du eve kple du etɔ̃ wole ya
mum sagãsagã yi du ɖeka me, be
yewoano tsi, ke womeɖi kɔ o;
gake miegbe tɔtrɔ ɖe ŋunye, Ye-
howa ye gblɔe! 9 Mena miaƒe
[k]bliwo dze heteku, eye wohlɔ̃:
[l]ʋetsuviwo ɖu miaƒe abɔwo kple
weingblewo, gbotiwo kple amiti-
wo; ke miegbe tɔtrɔ ɖe ŋunye,
Yehowa ye gblɔe! 10 Mehe dɔvɔ̃
va mia dzi abe [p]Egipte tɔa ene;
mewu miaƒe ɖekakpuiwo kple yi,
woha miaƒe sɔwo, eye miaƒe asa-
ɖa me ʋẽ kũ ɖo ŋɔti me na mi;
ke miegbe tɔtrɔ ɖe ŋunye, Ye-
howa ye gblɔe! 11 Metrɔ mi bu
anyi, abe alesi [r]Mawu trɔ Sodom
kple Gomora bu anyi ene, eye
miele abe [s]ati, si woɖe tso dzo
me la ene; ke miegbe tɔtrɔ ɖe
ŋunye, Yehowa ye gblɔe!
12 Eyata Israel, ale mele wɔ
wò ge enye si: Esi mele esia wɔ
ge wò la, eyata Israel, dzra ɖo
naɖakpe kple wò Mawu! 13 Ela-
bena eya amesi mè towo, eye
wòwɔ ya, etoa amegbetɔ ƒe tame-
susuwo nɛ, enana agudzedze zua
viviti, eye wòzɔa anyigba ƒe [u]kɔ-
kɔƒewo la ŋkɔ enye Yehowa, Ma-
wu Zebaot!

[a] Mo. V. 14, 28. [b] Mo. III. 2, 11. [d] Yer. 29, 13. [e] 4, 4; Hos. 4, 15. [f] Fia. I. 17, 1. [g] 6, 12; Yes. 5, 20. [h] Hi. 38, 31. [i] 9, 6. [k] Xag. 1, 11. [l] Yoel 1, 4. [n] Yes. 29, 21. [o] Zef. 1, 13. [p] Mo. II. 9, 3. [r] Mo. I. 19, 24. [s] Zax. 3, 2. [t] Ps. 34, 15; Ro. 12, 9. [u] Mi. 1, 3.

**Konyifaha kpla dukɔ la yɔyɔ hena dzimetɔtrɔ.**

5 Israel ƒe aƒe, mise nya sia,
elabena mele konyifaha to ge
ɖe mia ŋu! 2 Israel-ɖetugbi dze
anyi, megale fɔfɔ ge o; eɖo baba
ɖe eƒe anyigba dzi, amea ɖeke
mele efɔ ge ɖe tsitrenu o! 3 Ela-
bena ale Aƒetɔ Yehowa gblɔ esi:
Ne dua ɖe ho kple ame akpe le
Israel ƒe aƒe la me la, ame alafa
akpɔtɔ, eye ne eho kple ame alafa
la, ame ewo akpɔtɔ.
4 Elabena ale Yehowa gblɔ na
Israel ƒe aƒe la enye si: [d]Midim,
ne mianɔ agbe! 5 Ke migabia
[e]Betel ta se o, migava Gilgal o,
eye migayi Beer-Seba o; elabena
Gilgal ayi aboyo me, eye Betel
atsrɔ̃. 6 Midi Yehowa, be mianɔ
agbe, ne magadze Yosef ƒe aƒe
la dzi, abe dzo ene ahafiãe, eye
dzotsilaa ɖeke manɔ anyi na Betel
o; 7 mi amesiwo trɔ [g]nya dzɔ-
dzɔe wòzu atsa, eye miete dzɔ-
dzɔenyenye ɖe to! 8 Eya amesi
[h]wɔ atifieŋu kpakple avũ kple
avũtɔ, eye wòtsɔ blukɔ wɔ ŋdii,
ena ŋkeke do viviti abe zã ene,
eye wòyɔ atsiaƒu me [i]tsiwo vɛ he-
trɔ wo ƒo ɖe anyigba dzi la ŋkɔ
enye Yehowa; 9 eya amesi ɖe
gbegblẽ ame sesẽ la dome, eye
wòhe gbegblẽ va du sesẽ la dzi.
10 Wolé fu amesi xlɔ̃a nu ame
le ʋɔnu, eye wonyɔ ŋu nyateƒe-
tola.[n] 11 Esi miefanya ame da-
hewo kple afɔ, eye miexɔ blidzɔ
le wo si la, eyata [o]miatsɔ kpe
fufuwo atu xɔe, gake mianɔ wo
me o; miaɖe weingble nyowo, ga-
ke miano woƒe wein o. 12 Ela-
bena menyae be, miaƒe dzidada-
wo sɔ gbɔ, eye miaƒe nuvɔ̃wo
teƒe mekɔ o, mielé ame dzɔdzɔe-
wo ɖe ke me, miexɔ zãnu, eye
miete ame dahewo ɖe anyi le ʋɔ-
nu! 13 Eyata nunyala ƒe nu ne-
ɖe ga le ɣemaɣi, elabena ɣeyiɣi
vɔ̃e wònye. 14 Midi nyui, eye
menye vɔ̃ o, ne mianɔ agbe, eye
Yehowa, Mawu Zebaot, nanɔ anyi
kpli mi, abe alesi miele gbɔgblɔm
ene. 15 Milé fu [t]vɔ̃, milɔ̃ nyui,
eye mifɔ nya dzɔdzɔe ɖe tsitre-
nu le ʋɔnu, amea ɖe menya nu
o Yehowa, Mawu Zebaot, ave
Yosef ƒe ame mamleawo nu.
16 Eyata ale Yehowa, Mawu
Zebaot, Aƒetɔ la, gblɔ esi: Konyi-

fafa anɔ ablɔwo katã me, eye a 8, 15.
woanɔ alele dom le kpɔdomeewo
katã, woayɔ agbledela ɖe nuxaxa
ŋu, eye kuteƒehadzilawo ɖe konyi-
fafa ŋu; 17 eye konyifafa anɔ
weingblewo katã me, ne meva to
dowòme yi, Yehowa ye gblɔe. b Yes. 5, 12.
18 Baba na amesiwo dzrom Ye-
howa ƒe ŋkeke la le! Viɖe ka
[d]Yehowa ƒe ŋkeke la nye na mi? d Yoel 2, 11.
Viviti wònye, menye kekeli o.
19 Ele abe ŋutsua ɖe, si si le
dzata nu, eye sisiblisi va do goe,
eye esi wògbɔ va aƒe hetsɔ asi
ziɔ ɖe gli ŋu la, da dui la ene.
20 Ðe menye vivitie nye Yehowa
ƒe ŋkeke la, eye menye kekeli oa,
ɖe menye blukɔ wònye, eye eme
mekɔ oa?

Gota mawusubɔsubɔ ɖeɖe menye naneke o.

21 [e]Melé fu miaƒe ŋkekenyuie- e Yes. 1, 11–15.
wo, eye metsri wo, eye nyemaʋẽ
miaƒe takpegbewo ase o. 22 Ela-
bena ne miesa [f]numevɔ kple nu- f Mi. 6, 6. 7.
ɖuvɔ nam hã la, womadze ŋunye
o, eye nyemanyẽ kɔ akpɔ miaƒe
nyivi damiwo ƒe akpeɖavɔsawo
o. 23 Te wò hawo ƒe ɖiɖi ɖe me- g 8, 3.
gbe tso gbɔnye, wò saŋkuƒoƒowo
le to me vem nam! 24 Nya dzɔ-
dzɔe nesi abe tsi ene, eye dzɔ-
dzɔenyenye abe tɔʋu, si memie-
na o la ene boŋ! 25 [h]Israel ƒe h Dɔ. 7, 42. 43.
aƒe, ɖe miesa akpeɖavɔ kple nu-
ɖuvɔ nam le gbe dzi leƒe blanea-
wo mea? 26 Eyata miatsɔ miaƒe i 5, 7.
legbawo: Miaƒe fia Sakut kple
miaƒe mawu Kewan ƒe dzinuvi,
si miewɔ na mia ɖokui la; 27 eye
mana woaɖe aboyo mi agbɔ Da-
masko ŋu ʋĩ ayii, Yehowa, amesi
ŋkɔ nye Mawu Zebaot lae gblɔe!

Ðɔdziɖoɖo na ŋkutatɔwo le Israel kple Yuda le woƒe agbeɖuɖu kple ɖokuiɖoɖo ɖe dzi ta.

6 Baba na mi amesiwo ɖe dzi
. ɖe anyi le Zion, kple mi ame-
siwo le Samaria-towo dzi bɔkɔɔ,
mi dukɔwo ƒe ame veviwo dome
ŋkutatɔwo, amesiwo gbɔ Israel
ƒe aƒe la vana! 2 Miyi [k]Kalne, k Mo. I. 10, 10.
eye milé ŋku ɖe anyi, mitɔ edzi
tso afima yi Xamat-gã, eye mihoe
ɖe dzi yi Filistitɔwo ƒe Gat be,
ɖe eme nyo na wo wu fiaɖuƒe
siawo tɔ loo, alo woƒe anyigba lolo
wu mia tɔa? 3 Mi amesiwo [l]di l Ps. 10, 6.
be, dzɔgbevɔ̃egbe la nate ɖa, eye
miele ŋutasesẽ ƒe fiazikpui hem
vɛ; 4 mi amesiwo mlɔ [a]nyiduba-
tiwo dzi, eye miedra ɖe mia mlɔ-
ƒewo, mieɖu alẽviwo le lãhawo
dome kple nyiviwo le lãkpɔ me;
5 mi amesiwo nɔa saŋku ƒom kɔ
kple avu, eye mienɔa ha kpam
abe Dawid ene;[b] 6 mi amesiwo
noa wein le vɔsatrewo me, eye
miesa ami veviwo, eye Yosef ƒe
abixɔxɔ metsɔa fu lã me na mi o!
7 Eyata mianɔ ŋgɔ na aboyome-
wo ayi aboyo me, eye amesiwo
dra ɖe aba dzi la ƒe nukoko ha-
haha nu atso!
8 Aƒetɔ Yehowa tá eƒe agbe be:
Ale Yehowa, Mawu Zebaot, gblɔ
esi: Yakob ƒe dáda le ŋu nyɔm
nam, melé fu eƒe fiasãwo, eye
matsɔ du la kple eme nuwo aɖe
asi. 9 Eye wòava me be, ne ŋu-
tsu ewo kpɔtɔ ɖe aƒe ɖeka me
la, woaku; 10 eye ne woƒe ƒome-
tɔ, amesi be, yeatɔ dzo wo la, va,
be yeafɔ ame kukuawo tso aƒea
me, eye wòbia amesi kpɔtɔ ɖe
xɔgã me be: Amea ɖe gale gbɔ-
wò hã, eye wòɖo ŋu be: Ðeke me-
gali o la, agblɔ be: [g]Mia nu, ne wo-
magaɖo ŋku Yehowa ƒe ŋkɔ dzi o.
11 Elabena kpɔ ɖa, Yehowa le
se ɖe ge, tete woagbã xɔ gãwo,
eye xɔ suewo agbã gudugudu.
12 Ðe sɔwo ate ŋu aƒu du le aga-
kpe dzia, eye ɖe woatsɔ nyiwo
aŋlɔ agble ɖe atsiaƒu dzia? Ela-
bena miawo [i]mietrɔ nya dzɔdzɔe
wòzu aɖi, kple dzɔdzɔenyenye ƒe
kutsetse wòzu atsa. 13 Mi ame-
siwo le dzidzɔ kpɔm le nu ma-
ɖinuiwo ŋu, eye miele gbɔgblɔm
be: Ðe menye sesẽ míetsɔ to dzo
ɖe ta oa? 14 Israel ƒe aƒe, ale
Yehowa, Mawu Zebaot gblɔ esi:
Maɖo dukɔa ɖe ɖa ɖe mia ŋu,
ne woaxaxa mi ɖo tso Xamat-
nutowo me vaseɖe tɔʋu, si le
gbegbe la nu.

Ŋutega eve kpɔkpɔ le ʋɔnuɖodrɔ̃, si ava Israel kple Yerobeam ƒe aƒe dzi ŋuti.

7 Eye Aƒetɔ Yehowa na mekpɔ
. ŋutega, kpɔ ɖa, ewɔ ʋetsu-
viwo, esime kelegbewo ɖe asi mie-
mie me; elabena kelegbewo mie-
na, ne woya gbe na fia megbe.
2 Eye esi woɖu anyigba dzi gbewo
vɔ keŋkeŋ la, megblɔ bena: Aƒe-
tɔ Yehowa, tsɔe ke dzro! Aleke
Yakob ate ŋu anɔ te, esi mele ɖeke

me o? 3 Tete wòve Yehowa, eye
Yehowa gblɔ bena: Mava me o.
4 Eye Afetɔ Yehowa na mekpɔ
ŋutega, kpɔ ɖa, Afetɔ Yehowa yɔ
dzo vɛ, be wòatsɔ ahe toe, eye
wòfiã tɔ gãwo helé agblewo. 5
Eye megblɔ be: Afetɔ Yehowa,
dzudzɔ dzro! Aleke Yakob ate
ŋu anɔ te, esi mele ɖeke me o?
6 Tete wòve Yehowa, eye Afetɔ Ye-
howa gblɔ be: Esia hã mava me o.
7 Eye wòna mekpɔ ŋutega, kpɔ a 7, 8.
ɖa, Afetɔ la tsi tre ɖe gli, si dzɔ
kã la dzi, eye wòlé tsumikpe ɖe asi.
8 Tete Yehowa gblɔ nam bena:
Amos, nuka kpɔm nèle? Meɖo b 8, 10.
ŋu bena: [d]Tsumikpee. Eye Afetɔ d Yes. 34, 11.
la gblɔ bena: Kpɔ ɖa, mada tsu- e 2, 7.
mikpe ɖe Israel-dukɔ la dome,
eye [f]nyemagatsɔe akee azɔ o. f 8, 2.
9 Isak ƒe nuxeƒewo azu gbegbe,
Israel ƒe kɔkɔeƒewo azu aƒedo,
eye matsɔ yi atso ɖe Yerobeam g Nex. 10, 32; 13, 15.
ƒe aƒe la ŋu.

**Amazya tso Amos nu; ke Amos ɖe gbe ƒã tohehe, si ava edzi la ne.**

10 Tete Amazya, amesi nye nu-
nɔla le Betel la, dɔ ame ɖo ɖe h 2, 6.
Israel-fia Yerobeam, ne woagblɔ
nɛ bena: Amos ɖo gbe ɖi ɖe ŋu-
wò le Israel ƒe aƒe la dome; anyi-
gba la magado dzi atsɔ eƒe nya-
wo katã o.[i] 11 Elabena ale Amos i Yer. 38, 4.
gblɔ esi: Yerobeam aku ɖe yi nu,
eye woaɖe aboyo Israel atso eƒe
anyigba dzi. 12 Eye Amazya gblɔ k 9, 5.
na Amos bena: [l]Nukpɔla, si yi l Sam. I. 9, 9.
Yuda-nyigba dzi, gblɔ nya ɖi le
gama, ne nakpɔ aboĺo aɖu le afi-
ma. 13 Ke megagblɔ nya ɖi le n Yer. 15, 9.
Betel azɔ o; elabena fia ƒe kɔ-
kɔeƒe kple fiaɖuƒe ƒe gbedoxɔ
wònye. 14 Tete Amos ɖo ŋu gblɔ
na Amazya bena: Nyemenye nya-
gblɔɖila alo nyagblɔɖilawo ƒe vi
o, ke boŋ [o]lãkplɔvi kple gbotido- o 1, 1.
la menye. 15 Ke Yehowa ɖem p Yer. 6, 26.
le lãhawo yome, eye Yehowa gblɔ
nam bena: Yi dagblɔ nya ɖi ɖe
nye dukɔ Israel ŋu. 16 Azɔ se
Yehowa ƒe nya! Egblɔ be: [r]Me- r kp. 13; 2, 12.
gagblɔ nya ɖi ɖe Israel ŋu o, eye
megadudu nya ƒo ɖi ɖe Isak ƒe
aƒe la ŋu o! 17 Eyata ale Yeho-
wa gblɔ esi: Srɔ̃wò awɔ gbolo le
dua me, wò ŋutsuviwo kple wò
nyɔnuviwo atsi yi nu, eye woatsɔ
dzidzeka amã wò anyigbae, wò
ŋutɔ àku ɖe anyigba makɔmakɔ s Mi. 3, 7.
dzi, eye woaɖe aboyo Israel atso
eƒe anyigba dzi.

**Israel aɖi Mawu ƒe nya yome, gake magakpɔe o.**

8 Eye Afetɔ Yehowa na mekpɔ
ŋutega, kpɔ ɖa, kutsetse ɖi-
ɖiwo yɔ kusia ɖe fũ. 2 Eye wò-
gblɔ nam bena: Amos, nuka kpɔm
nèle? Meɖo ŋu be: Kutsetse ɖiɖi
kusi taŋ. Tete Yehowa gblɔ
nam bena: Nye dukɔ Israel ɖiɣi
ɖo, [a]nyemagatsɔe akee azɔ o.
3 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Nyɔnu, siwo dzia ha le fiasãwo
me la, afa avi gbemagbe, ame
kukuwo asɔ gbɔ, eye [b]woazi ɖoɖoe
atsɔ wo aƒu gbe ɖe teƒewo katã.
4 Mísee, [e]mi amesiwo ƒe ve me
le fiefiẽm ɖe ame dahewo ŋu, eye
mietsrɔ̃ hiãtɔwo; 5 mi amesiwo
le gbɔgblɔm be: Gbekagbe gɔ̃
dzinu yeye nu le yiyi ge, ne mía-
dzra bli, eye [g]dzudzɔgbe nu le
yiyi ge, ne míaʋu avawo nu aha-
kpa nudotree sue, míadzi asi ɖe
edzi, eye míaŋe nudanu ɖe eme
aba amee; 6 míaƒle ame dahewo
ɖe ga nu kple hiãtɔwo ɖe [h]ato-
kota dodo ɖeka nu, eye míadzra
bli toto ɖe bli ŋutɔ teƒe?
7 Yehowa tà nu ɖe Yakob ƒe
dàda ŋu be: Nyematsɔ woƒe nu-
wɔnawo katã ake wo akpɔ gbeɖe
o! 8 Ɖe anyigba maʋuʋu, eye
edzinɔlawo katã naxa nu le esia
ta oa? Akɔ dzi glodzoo abe [k]Nil,
eye wòadze agbo agadze anyi abe
Egipte-tɔsisi la ene. 9 Ale Afetɔ
Yehowa gblɔ esi: Le ŋkeke ma
me la [n]mana ɣe nado to le ŋdɔ-
kutsu dzatsɛ, eye viviti nado ɖe
anyigba dzi le ŋkeke me. 10 Ma-
trɔ miaƒe ŋkekenyuiewo woazu
nuxaxa kple miaƒe hawo katã woa-
zu konyifaha, made akpanya ali-
wo katã, eye tawo katã nazu ta
kokoe, mana wòanɔ, [p]abe alesi wo-
faa konyi na tenuvi ene, eye eƒe
nuwuwu anɔ abe ŋkeke vɔ̃e ene.
11 Ale Afetɔ Yehowa gblɔ esi:
Kpɔ ɖa, ŋkekewo li gbɔna, eye
mado dɔwuame ɖe anyigba dzi,
ke menye abolodɔ alo tsikɔwua-
me ɖe tsi ŋu o, ke boŋ ɖe Ye-
howa ƒe nyawo sese ŋu. 12 Woa-
nɔ ya mum tso atsiaƒu nu yi atsia-
ƒu nu, eye woanɔ tsatsam tso
anyiehe yi ɣedzeƒe, ne woaɖi Ye-
howa ƒe nya, [s]ke womakpɔe o.

13 Le ɣemaɣi la tsikɔ awu ḍetu- [a Yer. 47, 4.]
gbi dzetugbeewo kple ḍekakpui-
wo, eye gbafa afɔ wo; 14 wo
amesiwo tà Samaria ƒe dzidada,
eye wogblɔna bena: „Ɖan, míetà
wò mawu ƒe agbe, eye míetà Beer-
Seba-mɔ!" Woadze anyi, eye wo-
magafɔ o.

Tohehe dziŋɔ ava Israel dzi.

9. Eye mekpɔ Aƒetɔ la wòtsi tre
ḍe vɔsamlekpui la dzi gblɔ
bena: Ðe kɔ le sɔtiawo nu, ne
kpuiawo nadzo kpekpekpe, eye [b 6, 3.]
nagbã wo ḍe wo katã ƒe ta dzi!
Matsɔ yi awu wo viwoe, wo do-
metɔa ḍeke masi o, eye amea ḍeke
makpɔtɔ o. 2 Ne woyi tsieƒe ke
hã la, nye asi ahe wo tso afima, [d Dɔ. 15, 16. 17.]
eye ne wolia dziƒo la, madiḍi wo
ḍe anyi tso afima.[c] 3 Ne wobe [c Ps. 139, 8.]
ḍe Karmel ta me la, madi wo le
afima ahe wo agbɔe, eye ne wo-
ɣla ḍem ḍe atsiaƒu gɔme la, madɔ
da wòaḍu wo le afima. 4 Eye ne
wodze woƒe futɔwo ŋgɔ yi aboyo
me la, madɔ yi wòawu wo le afi-
ma; [f]matsɔ nye ŋku aḍo wo ŋu [f Yer. 44, 11.]
ḍe vɔ̃ me, eye menye ḍe nyui [g Mo. III. 26, 5.]
me o. 5 Aƒetɔ, Yehowa Zebaot,
amesi ka asi anyigba ŋu wòlólo
gbanaa, eye edzinɔlawo katãxa nu, [h Yoel 4, 16.]
ede dzi glodzoo abe [i]Nil ene, eye [i 8, 8.]
wòdze eme abe Egipte-tɔsisi ene; [k Mo. V. 30, 3.]
6 eya amesi tu eƒe dziƒoxɔ ḍe
dzi me, eye wòḍo eƒe xɔ goba gɔ- [l Yes. 65, 21.]
me anyi ḍe anyigba dzi, eya ame-
si [n]yɔ atsiaƒu me tsiwo hetsɔ ƒo ḍe [n 5, 8.]
anyigba dzi la ŋkɔ enye Yehowa!
7 Ale Yehowa gblɔ esi: Ðe mi
Israel-viwo, [o]miele nam abe Kusi- [o Mo. V. 7, 7.]
viwo ene oa? Ðe nyemekplɔ Is-
rael tso Egipte-nyigba dzi, [a]Fili-
stitɔwo tso Kaftor, eye Aramtɔwo
tso Kir oa? 8 Kpɔ ḍa, Aƒetɔ Ye-
howa ƒe ŋku le fiaḍuƒe wɔnuvɔ̃
sia ŋu, eye matsrɔ̃e ḍa tso anyi-
gba dzi; ke ḍeko nyematsrɔ̃ Ya-
kob ƒe aƒe la keŋkeŋ o, Yehowa
ye gblɔe. 9 Elabena maḍe se,
eye woaʋuʋu Israel ƒe aƒe la le
dukɔwo katã dome, abe alesi wo-
ʋuʋua asɔe, eye blikua ḍeke me-
gena ḍe anyigba o ene. 10 Nye
dukɔ ƒe nuvɔ̃wɔlawo katã aku ḍe
yi nu, wo amesiwo le [b]gbɔgblɔm
bena: Dzɔgbevɔ̃e la matu mí o,
eye maḍi kpe mí o.

Ɣeyiɣi nyuia ḍe ŋugbedodo na Israel.

11 Le ɣemaɣi la [d]mafɔ Dawid
ƒe agbadɔ gbagbã la ḍe tsitrenu,
eye matre eƒe gbagbãƒewo, mafɔ
eƒe glikpowo ḍe tsitrenu, eye ma-
tui abe tsã ene; 12 ne woaxɔ
Edom ƒe ame mamleawo kple du-
kɔ, siwo katã ŋu woyɔ nye ŋkɔ
ḍo la, woanye wo tɔ; Yehowa,
amesi le nusiawo wɔ ge lae gblɔe.
13 Ale Yehowa gblɔ esi: Kpɔ ḍa,
ŋkeke li gbɔna, eye woanɔ [g]agble-
ŋɔŋlɔ dzi ahade asi na nuŋeɣi,
woanɔ weinfiafiã dzi ahade asi na
nuƒãɣi, [h]towo atsyɔ aha yeye, eye
togbɛwo katã afɔ beke. 14 [k]Ma-
gaḍo nye dukɔ Israel te, eye woa-
tso du zuaƒedowo anɔ wo me,
[l]woade weingblewo ano wo me
wein, eye woatɔ abɔwo aḍu wo
me kutsetsewo. 15 Made woƒe
agunu to ḍe woƒe anyigba dzi,
eye womagaho wo tso woƒe
anyigba, si mena wo la dzi o,
Yehowa, wò Mawue gblɔe!

# OBADYA ƑE AGBALẼ.

Gbeƒãḍeḍe tohehe ʋonudɔdrɔ̃.

1. [p]Obadya ƒe ŋutega. Ale Aƒetɔ [p kpɔ Yer. 49, 7–22.]
Yehowa gblɔ ḍe Edom ŋu enye
si: Míese nya tso Yehowa gbɔ,
eye woḍo du ḍe dukɔwo dome
be: Mitso, ne míaho aʋa ḍe wo
ŋu! 2 Kpɔ ḍa, mawɔ wò sue le
dukɔwo dome, eye maḍi gbɔ wò
vevie. 3 Wò dzi ƒe dàda ble wò,
wò amesi le [r]agatowo me, eye [r Mo. IV. 24, 21.]
nètsɔ aƒe ḍe kɔkɔƒewo, wò ame-
si le gbɔgblɔm le wò dzi me be:
Ameka atutum aƒu anyi? 4 Ne
èyi dzi ʋĩ abe hɔ̃ ene, eye nèwɔ
atɔ ḍe dziŋuviwo dome hã la,
matutu wò aƒu anyi tso afima, Ye-
howa ye gblɔe. 5 Nenye fiafiwo
kple adzodalawoe ƒo ḍe dziwò le
zã la, ḍe womafi nu alesi ko asu
wo nu oa? Ke aleke wòa nèhe-
tsrɔ̃e! Nenye weinxalawoe ƒo ḍe
dziwò la, ḍe womakpɔtɔ ḍe ḍi oa?
6 Aleke womehedzro Esau me,
eye wotsa le eƒe kesinɔnuwo mee

o! 7 Wò dzoɖuxɔlɔ̃wo katã nyã
wò vaseɖe liƒo dzi ke, xɔ̃wòwo
ble wò, eye wokpe dziwò; wò
aboloɖulawo ɖo mɔ̃ ɖe tewò, ke
mèdze sii o. 8 Yehowa be: Ðe
nyematsrɔ̃ nunyalawo ɖa le Edom
kple gɔmesese ɖa le Esau ƒe to-
wo dzi gbemagbe oa? 9 Teman,
dzi aɖe le wò kalẽtɔwo ƒo, ne
woatsɔ amewuwu atsrɔ̃ amesiame
ɖa le Esau ƒe towo dzi.
10 Le ŋuta, si nèsẽ le [e]nɔviwò
Yakob ŋu ŋuti la, ŋukpe anyẽ
atsyɔ wò, eye woatsrɔ̃ wò ɖa te-
gbee. 11 Gbemagbe èle eteƒe; esi
amedzrowo ɖe aboyo eƒe aʋakɔ-
wo dzoe gbemagbe, du bubu me tɔ-
wo ge ɖe eƒe agbowo me, eye wo-
dzidze nu ɖe Yerusalem dzi la,
wò hã ènye wo dometɔ ɖeka. 12
Ke [h]megafɔ ŋku ɖe nɔviwò dzi
le eƒe ŋkeke la dzi, le eƒe dzɔ-
gbevɔ̃egbe o, megakpɔ dzidzɔ ɖe
Yuda-viwo ŋu le woƒe tsɔtsrɔ̃gbe
o, eye megake wò nu baa le xaxa-
gbe o. 13 Megage ɖe nye dukɔ
ƒe agbo me le eƒe dzɔgbevɔ̃egbe
o, megafɔ ŋku ɖe eƒe gbegblẽ
dzi le eƒe dzɔgbevɔ̃egbe o, eye
megado wò asi ɖa ɖe eƒe kesi-
nɔnuwo ŋu le eƒe dzɔgbevɔ̃egbe
o. 14 Megatsi tre ɖe mɔ dzevee
nu natsrɔ̃ eƒe ame sisiwo o, eye
megaɖe aboyo eƒe ame mamlea-
wo le xaxagbe o! 15 Elabena
Yehowa ƒe [a]ŋkeke la tu aƒe na
dukɔwo katã; [b]alesi nèwɔ la, nene-
ma woawɔ wò, eye wò nuwɔwɔ-
wo ava wò ta dzi. 16 Alesi mie-
no aha le nye to kɔkɔe dzii la,
nenema dukɔwo katã anɔ [d]enono
dzii ɖaa; woanoe aɖuɖɔ egɔme
ƒiaƒiaƒia, eye woanɔ abe amesi-
wo medzɔ kpɔ o la ene.
17 Ke [f]xɔname anɔ Zion-to dzi,
anye kɔkɔeƒe, eye Yakob ƒe aƒe
la axɔ woƒe domenyinu. 18 Yakob
ƒe aƒe la anye [g]dzo, eye Yosef
ƒe aƒe la anye dzoƒaɖe, ke Esau
ƒe aƒe la anye gbe ƒuƒu; woafiãe
wòabi, ale be amea ɖeke makpɔ-
tɔ na Esau ƒe aƒe la o; elabena
Yehowa ye gblɔe. 19 Dziehetɔ-
wo axɔ Esau ƒe towo, eye bali
me nɔlawo axɔ Filistitɔwo ƒe anyi-
gba, woaxɔ Efrayim-tagba kple
Samaria-tagba, eye Benyamin axɔ
Gilead; 20 eye Israel-viwo ƒe aʋa-
kɔ, siwo woɖe aboyoe la, axɔ
Kanaanitɔwo ƒe anyigba vaseɖe
Zarpat, eye Yerusalem ƒe aboyo-
me, siwo le Sefarad la, axɔ dzie-
heduwo. 21 Xɔnametɔwo ava
Zionto la dzi, ne woadrɔ̃ ʋɔnu
Esau ƒe towo, eye fiaɖuƒe la anye
Yehowa tɔ.

a Yoel 1, 15. b Yer. 50, 15. 29. d Yer. 25, 15. e Yoel 4, 19. f Yoel 3, 5; 4, 17. g Zax. 12, 6. h Ps. 137, 7.

# YONA ƑE AGBALẼ.

**Nyagblɔɖila la yoyɔ, eƒe tomaɖomaɖo kple tohehe na.**

1. Eye Yehowa ƒe gbe va na [i]Yo-
na, Amitai vi, bena: 2 Tso, nayi
Niniwe, du gã la me, eye nagblɔ
nya ɖi ɖe eŋu; elabena woƒe nu
vɔ̃ɖi wɔwɔ va ŋkunye me. 3 Ke
Yona tso, be yeasi le Yehowa ŋku
me ayi Tarsis. Eye esi wòva Yafo,
eye wòkpɔ ʋua ɖe, si le Tarsis
yi ge la, exe fe, eye wòɖoe, be
yeasi [l]atso Yehowa ŋku me ayi
Tarsis kpli wo.
4 Ke Yehowa lɔ ya gãa ɖe trɔ
ɖe atsiaƒu la dzi, eye ahom seséa
ɖe tu ɖe atsiaƒu dzi, ale be ʋu
la di be, yeagbã. 5 Tete ʋuku-
lawo vɔ̃, eye wo dome amesiame
do ɣli yɔ eƒe mawu, eye wotsɔ
ʋua me nuwo ƒu gbe ɖe ƒu me, ne
wòazu wodzoe, ke Yona ya yi ɖe
ʋua gɔme, eye wòmlɔ anyi dɔ
alɔ̃ yi me ʋi. 6 Tete ʋumefia
te ɖe eŋu gblɔ nɛ bena: Alɔ̃ dɔm
wòa nèlea? Fɔ nayɔ wò Mawu!
Amea ɖe menya nu o Mawu aɖo
ŋku mía dzi, be míagatsrɔ̃ o hĩ.
7 Eye wogblɔ na wo nɔewo bena:
Mina míadzidze nu, ne míakpɔ
amesi ta dzɔgbevɔ̃e sia dzɔ ɖe
mía dzi ɖo la! Tete wodzidze nu,
eye nudzidze la [k]dze Yona dzi.
8 Eye wogblɔ nɛ bena: Gblɔ nusi
ta dzɔgbevɔ̃e sia dzɔ ɖe mía dzi
ɖo la na mí! Dɔ ka wɔla nènye,
eye afika nètso? Mia de ɖe, eye
dukɔ ka me nètso? 9 Eɖo ŋu na
wo bena: Hebritɔ menye, eye
mevɔ̃a Yehowa, dziƒo Mawu la,
amesi [m]wɔ atsiaƒu kple anyigba
ƒuƒui. 10 Tete ŋutsuawo vɔ̃ ŋutɔ,
eye wogblɔ nɛ bena: Nukae nè-

i Fia. II. 14, 25. k Lod. 16, 33. l Ps. 139, 7. 9. 10. m Mo. I. 1, 9. 10.

hewɔ ma? Elabena wonyae be,
Yehowa nu wòsi le; elabena etoe
na wo tsã. 11 Eye wogblɔ nɛ
bena: Nuka míawɔ wò, be atsiaƒu
la nadze kɔ anyi le mía ŋu godoo?
Elabena ƒu la ƒe nyanyrã nu le
sesẽm ɖe dzi. 12 Eɖo ŋu na wo
be: Mikɔm ƒu gbe ɖe ƒua me,
ekema ƒua adze anyi le mía ŋu
godoo; elabena menyae be, tanyee
ahom gã sia va mía dzi ɖo.
13 Tete ŋutsuawo ku ʋua, be
woatrɔ ayi gota, ke womete ŋui
o, elabena atsiaƒu la nyrã ɖe edzi
hekpe wo. 14 Eye woyɔ Yehowa
gblɔ bena: Ao, Yehowa, megana
míatsrɔ̃ le ŋutsu sia ƒe agbe ta o,
eye megatsɔ ʋu maɖiƒɔ ɖo mía
dzi o; elabena Yehowa nènye, eye
nusi dze ŋuwò la, nèwɔna. 15 Eye
wokɔ Yona ƒu gbe ɖe ƒua me; tete
ƒu la dzudzɔ agbodzedze. 16 Tete
ŋutsuawo vɔ̃ Yehowa ŋutɔ, wosa
vɔ na Yehowa, eye woɖe adzɔgbe.

Yona do gbe ɖa, eye woɖee.

2. Eye Yehowa dɔ ƒumelã gãa
ɖe, be wòaɖami Yona; eye
[e]Yona nɔ lã la ƒe dɔ me ŋkeke
etɔ̃ kple zã etɔ̃. 2 Tete Yona do
gbe ɖa na Yehowa, eƒe Mawu la,
le lã la ƒe dɔ me 3 gblɔ bena:
[g]Meyɔ Yehowa le nye xaxa me,
eye wòtɔ nam; medo ɣli tso tsieƒe
ƒe ƒodo me, eye nèse nye gbe.
4 Etsɔm ƒu gbe ɖe tɔ gɔme le
atsiaƒu titina, tsi sisiwo ɖe to ɖem,
eye wò [h]tsi kpakpawo katã kple
wò tsi tsotsoewo to tanye yi. 5
[k]Megblɔ be, wonyãm ɖa le ŋku-
wò me, ɖe magakpɔ wò gbedoxɔ
kɔkɔe la akpɔa? 6 Tsiwo ɖe to
ɖem de keke nye luʋɔ gbɔ; tɔ
gɔme le ŋunye godoo, eye avawo
xatsa ɖe ta nam.[l] 7 Meɖe towo
ƒe agunu ke, eye anyigba do ga-
meti ɖe nunye ɖikaa, [n]ke èhe nye
agbe tso do me, Yehowa, nye Ma-
wu! 8 Esi [o]nu te nye luʋɔ ŋu le
menye la, meɖo ŋku Yehowa dzi,
eye nye gbedodoɖa ɖo gbɔwò le
wò gbedoxɔ kɔkɔe la me. 9 Ame-
siwo [r]subɔa yakanu dzodzrowo
la, gblẽa woƒe amenuveve ɖi. 10
Ke nye la matsɔ akpedagbe asa
vɔ na wò, eye mawɔ adzɔgbe, si
meɖe la dzi. Xɔname enye Ye-
howa tɔ![u] 11 Eye Yehowa ɖe se
na lã la be, wòaɖadzɔ Yona ɖe gota.

[a] 1, 2.
[b] 4, 11.
[d] Mat. 12, 41.
[e] Mat. 12, 40; 16, 4.
[f] Yoel 2, 14.
[g] Ps. 120, 1.
[h] Ps. 42, 8.
[i] Yer. 18, 7. 8.
[k] Ps. 31, 23.
[l] Ps. 18, 5; 69, 2.
[n] Ps. 103, 4.
[o] Ps. 142, 4.
[p] Mo. II. 34, 6.
[r] Ps. 31, 7.
[s] Fia. I. 19, 4.
[t] kp. 9.
[u] Ps. 50, 14; 116, 17. 18.

Nyagblɔɖila la gblɔ dzimetɔtrɔ ŋutinya dziŋɔa ɖe na Niniwetɔwo.

3. Tete Yehowa ƒe gbe va na
Yona zi evelia bena: 2 [a]Tso,
nayi Niniwe, du gã la me, eye
naɖe gbe ƒã nya, si gblɔ ge mala
na wò la nɛ. 3 Tete Yona tso
yi Niniwe ɖe Yehowa ƒe nya la
nu. Niniwe enye [b]du gãa ɖe le
Mawu ŋku me, eye eƒe didime
enye ŋkeke etɔ̃ ƒe mɔzɔzɔ. 4 Eye
Yona zɔ ŋkeke ɖeka ƒe mɔ le dua
me heɖe gbe ƒã gblɔ bena: Esusɔ
ŋkeke blane, ne Niniwe natsrɔ̃!
5 Tete Niniwetɔwo xɔ Mawu
dzi se; wodo kpo, be woatsi nu
adɔ, eye woata akpanya, tso tsi-
tsiawo dzi vaseɖe ɖeviawo dzi.[d]
6 Esi nya la ɖe Niniwe-fia gbɔ
la, etso le eƒe fiazikpui dzi, eɖe
eƒe awu ʋlaya ɖi, eye wòta akpa-
nya hebɔbɔ nɔ dzowɔ me. 7 Eye
wòna wodo kpo gblɔ le Niniwe
ɖe fia kple eƒe amegãwo ƒe se nu
bena: Amegbetɔwo kple lãwo,
nyiwo kple alẽwo megaɖe naneke
nu me o; womegaɖu gbe alo ano
tsi o, 8 ke boŋ amegbetɔwo kple
lãwo siaa nata akpanya, woayɔ Ma-
wu sesie, eye amesiame naɖe asi
le eƒe mɔ vɔ̃wo kple nu vɔ̃ɖi, si
le edome la ŋuti. 9 [f]Amea ɖe
menya nu o Mawu atrɔ ta me,
avee, eye eƒe dɔmedzoe heliheli
la nu afa, be míatsrɔ̃ o hĩ! 10
Eye esi Mawu kpɔ, alesi wowɔ,
be woɖe asi le woƒe mɔ vɔ̃wo ŋu
la, vɔ̃, si Mawu gblɔ be, yeawɔ
wo la [i]vee, eye mewɔe o.

Yona mekpɔ ŋudzedze le nublanuikpɔkpɔ na Niniwetɔwo ŋuti o; eyata woka ŋku me nɛ.

4. Ke esia medze Yona ŋu o,
eye dzi kui vevie. 2 Eye wò-
do gbe ɖa na Yehowa gblɔ bena:
Oo, Yehowa, esia ŋu pɛ mebu, esi-
me mele mía de; eyata medo ŋgɔ
be, masi ayi Tarsis; elabena me-
nyae be, Mawu [p]amenuvela kple
nublanuikpɔla nènye, ègbɔa dzi
ɖi blewu, dɔmenyo bɔ ɖe asiwò.
eye vɔ̃wɔwɔ vea wò. 3 Eyata Ye-
howa, xɔ nye agbe le asinye!
Elabena enyo nam be, maku wu
esi manɔ agbe.[s] 4 Eye Yehowa
gblɔ be: [t]Ɖe nèle dɔmedzoe dom
ɖe etefea?
5 Tete Yona do le dua me ɖa-
bɔbɔ nɔ dua ƒe ɣedzeƒe gome,

eye wòtu agbadɔ ɖe afima hebɔbɔ
nɔ eƒe vɔvɔli te, ne yeakpɔ nusi  a kp. 4.
le dzɔdzɔ ge ɖe dua dzi. 6 Eye
Yehowa Mawu dɔ treklɔnu wòva
mie ɖe Yona ta me, ne wòado vɔ-
vɔli ɖe edzi ahafa eƒe dzikudodo
nu nɛ; tete Yona kpɔ dzidzɔ le
treklɔnu la ŋu ŋutɔ. 7 Ke esi ŋgu
dze le ŋkeke evelia dzi la, Mawu
dɔ ŋɔ wòva ɖu treklɔnu la wòku.  b 3, 3.
8 Esi ɣe dze la, Mawu dɔ ɣedze-
ƒeya xɔdzo ɖa, eye ɣe ɖu Yona ƒe
ta, ale be nu te eŋu belibeli. Tete
wòdi ku na eɖokui gblɔ bena: Ne
meku la, enyo wu esi manɔ agbe.

9 Eye Mawu gblɔ na Yona
bena: [a]Ðe nèle dziku dom ɖe
eteƒe le treklɔnu la taa? Eɖo ŋu
bena: Tɔnye dzɔ be, mado dziku,
vaseɖe esime maku. 10 Tete Ye-
howa gblɔ be: Treklɔnu, si ŋu
mèdze agbagba le o, mèkpɔ edzi
wòtsi o, emie le zã ɖeka me, eye
wòku le zã ɖeka me la ƒe nu le
vewòm, — 11 ɖe [b]du gã Niniwe,
si me amewo le wu ame akpe
alafa ɖeka blave, siwo menya
nuka enye ɖusi kple mia hekpe
ɖe lã geɖewo ŋu la ƒe nu ma-
vem oa?

---

# MIXA ƑE AGBALẼ.

---

**Yuda- kple Israel-fiaduƒe gbegblẽ le trõsubɔsubɔ ta.**

1. Esia nye Yehowa ƒe nya, si va  d Sam. II. 1, 20.
na [e]Mixa, Moresitɔ la, eye wò-  e Yer. 26, 18.
kpɔ ɖe Samaria kple Yerusalem
ŋu le Yuda-fia [f]Yotam, Axaz kple  f Yes. 1, 1.
Xizkiya ŋɔli.
2 Mi dukɔwo katã, misee, anyi-
gba kple edzi nuwo, miƒu to anyi!
Aƒetɔ Yehowa nye ɖaseƒo ɖe mia
ŋu, Aƒetɔ la tso eƒe gbedoxɔ kɔ-
kɔe la me! 3 Elabena kpɔ ɖa,
Yehowa atso le enɔƒe ahaɖi ɖe
anyi, eye wòatsa le anyigba ƒe
[g]kɔkɔƒewo. 4 Towo alólo le ete  g Am. 4, 13.
abe anyigba le dzo nu ene, eye
gbadzaƒewo aɖe dzoglo, abe alesi
tsi sina tsoa aganu wònɔna ene.
5 Yakob ƒe dzidadawo kple Israel
ƒe aƒe ƒe nuvõwo tae nusiawo katã
dzɔ ɖo. Yakob ƒe dzidada ɖe?
[h]Ðe menye eya nye Samaria oa?  h Yer. 23, 13. 14.
Yuda ƒe nuxeƒe ɖe? Ðe menye
eyae nye Yerusalem oa? 6 Eyata
matsɔ Samaria awɔ anyiglãgoe ɖe
gbe me kple weingbledeƒee, malɔ
eƒe kpewo aƒu gbe ɖe abu me,
eye maɖi ƒeƒle eƒe agunu. 7 Woa-
gbã woƒe aklama kpakpɛwo katã,
woatɔ dzo woƒe [i]gbolonunanawo  i Hos. 2, 7. 14.
katã, eye matsrɔ̃ woƒe legbawo  k Ps. 36, 5.
katã; elabena gboloho wotsɔ ƒo
wo nu ƒui, eye gboloho woagazu.
8 Eyata mafa konyi, mafa avi,
eye maɖe ƒeƒle anɔ yiyim; mafa
konyi abe amegãxiwo ene, eye
maxa nu abe golowo ene. 9 Ela-
bena gbedada mele eƒe ƒoƒowo
ŋu o; elabena eva Yuda ke, eye
wòɖe nye dukɔ ƒe agbo nu vaseɖe
Yerusalem ke. 10 [d]Migado bobloe
le Gat o; migafa avi le Ako o, eyę
migaƒo togotogoe le ke me le Bet-
Leafra o! 11 Mi Safirtɔwo, miɖe
ama miaŋu adzo; Zaanantɔwo
mele dzodzo ge o; mifa konyi le
Bet-Haezel, elabena mia gbɔe wò-
dze aŋa ɖo! 12 Dzidzi aƒo Ma-
rottɔwo le woƒe dzɔgbenyuie ta,
elabena dzɔgbevõe ɖi tso Yeho-
wa gbɔ ɖe Yerusalem ƒe agbowo
dzi. 13 Laxistɔwo, mitsi sɔwo
ɖe tasiaɖamwo ŋu! Elabena wòe
nye Zion-nyɔnuvi ƒe nuvõ gãtɔ,
eye gbɔwòe wokpɔ Israel ƒe dzi-
dadawo le. 14 Eyata àklã ɖa tso
Moreset-Gat ŋu; Axsib-xɔwo aflu
Israel-fiawo. 15 Mi Maresatɔwo,
magakplɔ nugblẽla aƒu mi, eye
Israel ƒe bubumewo aɖe Adulam
ke. 16 Lũ ta kokoe le viwò, siwo
gbɔ mèlɔ̃a nu le o la ta; wò ta
nebebe tegblẽ abe akagã tɔ ene,
elabena wokplɔ wo dzoe le gbɔwò.

**Võ na nu madzɔmadzɔ wɔla, siwo kpɔa dzidzɔ le aŋatsokaka ŋuti.**

2. Baba na amesiwo ɖoa dzɔ-
gbevõe ɖe ta me, eye wobua
nu võɖi wɔwɔ ŋu le woƒe [k]abawo
dzi! Ne agu dze la, wowɔnɛ, ela-
bena ŋusẽ le wo si. 2 Ne agble
dzro wo la, woxɔnɛ; ne xɔ dzro
wo la, wodaa adzoe, eye woɖua
sesẽnu le aƒe kple aƒetɔ si, le ŋu-
tsu kple eƒe domenyinu si. 3 Eyata
ale Yehowa gblɔ esi: Meɖo tame
võ ɖe ƒome sia ŋu, miaɖe ta le

eme o, eye miadzɔ kã anɔ yiyim
o, elabena [a]ɣeyiɣi vɔ̃ɖi wònye. a Am. 5, 13.
4 Xemaɣi la woado lo ɖe mia ŋu,
eye woadzi konyifaha agblɔ be-
na: Wogblẽ mí keŋkeŋ, wodzidze
nye dukɔ ƒe anyigba, eye wome-
gagbugbɔe na mí o; womã míaƒe
agblewo na amesiwo ɖe aboyo
mí. 5 „Eyata wò amea ɖeke mada
dzidzeka ɖe eƒe anyigba ŋu le
Yehowa ƒe amehawo dome o."
6 Wole gbɔgblɔm be: [b]Miga- b Am. 7, 16.
gblɔ nya o, migagblɔ nya siawo
tɔgbe o, vlodoame nu metso o.
7 [d]Nya kae nye esia gblɔm Ya- d Am. 6, 3.
kob ƒe aƒe la le be: „Ðe Yehowa
mesea dziku dona o, eye esiã nye
eƒe nuwɔna?" Ðe nye nyawo meƒa
na ame dzɔdzɔewo oa? 8 Ke gba-
ɖegbe ke nye dukɔ dze aglã hezu
ketɔ: Mieɖe awu ʋlaya le ame-
siwo ɖe dzi ɖi bɔkɔɔ va tso me, e Yes. 58, 1.
yina la ƒe awuwo dzi, abe aʋae
miegbɔ tso ene. 9 Mienyã nye
dukɔ ƒe nyɔnuwo ɖa le woƒe xɔ,
siwo gbɔ womelɔ̃a nu le o la me,
eye miexɔ atsyɔ̃ le wo viwo si
ɖikaa. 10 Mitso miadzo! Elabena f Xab. 2, 12.
afi menye mia nɔƒe o; le nu makɔ-
makɔ wɔwɔ ta woatsɔ gbegblẽ, si
teƒe mekɔ o la, agblẽ mi. 11 Ne
amea ɖe le ya yome lelele, eye wò-
da alakpa be: „Magblɔ nya na mi
le wein kple aha muame ŋu" la, eya
anye nyagblɔla asɔe na dukɔ sia. g Yer. 7, 4.
12 Maƒo Yakob nu ƒu blibo, eye
makplɔ Israel ƒe ame mamleawo
ɖe ɖu; maƒo wo nu ƒu ɖe lãkpɔ h Yer. 9, 10; 26, 18.
me abe alẽwo ene, abe lãha le
lãnyiƒe titina ene; eye afima agblẽ
kple amegbetɔwo.[i] 13 Gligbãla i Xez. 36, 37.
aho adze wo ŋgɔ, woagbãe ato k kp. 1—3 kpɔ Yes. 2, 2—4.
agbo nu age ɖe eme, eye woa-
gado, woƒe fia adze wo ŋgɔ, eye
[l]Yehowa anɔ wo nu. l Yes. 52, 12.

Tohehe, si ava Israel ƒe amegãwo dzi.

3. Eye megblɔ bena: Mi Yakob
ƒe tatɔwo kple Israel ƒe aƒe
me amegãwo, ɖe menye miaƒe dɔ
wònye be, miadze si se la oa?
2 Mi amesiwo léa fu nyui, eye
mielɔ̃a vɔ̃, mievuvua agbalẽ le wo n Lu. 24, 47.
ŋu kple lã le woƒe ƒuwo ŋu. 3
Mi amesiwo [o]dua nye dukɔ ƒe lã, o Ps. 14, 4.
mieƒloa agbalẽ le wo ŋu, eye mie-
gbãa woƒe ƒuwo; mieflia wo dea
ze abe lã ene, eye abe lã le kutu
me ene. 4 Emegbe woado ɣli ayɔ
Yehowa, ke matɔ na wo o, eye
wòaɣla ŋku me ɖe wo ɣemaɣi le
woƒe nuwɔna vɔ̃ɖiwo ta.
5 Ale Yehowa gblɔ ɖe nyagblɔ-
ɖilawo ŋu, wo amesiwo kplɔa nye
dukɔ tranae, eye ne woƒe aɖu kpɔ
nu le ɖuɖum la, wodoa boblo ŋuti-
fafa, ke wotsɔa aʋa ɖe amesi me-
na nu wo, be woaɖu o ŋu la, enye
si: 6 Eyata zã gbɔna dodo ge na
mi, miakpɔ ŋutega o; blukɔ le
dodo ge na mi, miaka afã o; ɣe
aɖo to ɖe nyagblɔɖilawo, eye ŋke-
ke anyɔ tsiɖitsiɖi ɖe wo. 7 Ðu-
kpe alé nukpɔlawo, bokɔnɔwo ƒe
mo atsi dã, eye wo katã woabla
nu ɖe ge, elabena Mawu megale
nya ŋu ɖom azɔ o. 8 Ke nye la,
ŋusẽ kple Yehowa ƒe gbɔgbɔ,
dzɔdzɔenyenye kple dzideƒo yɔm
fũ, ne magblɔ Yakob ƒe dzidada-
wo kple Israel ƒe nuvɔ̃wo nɛ.[e]

Yerusalem gbegblẽ gbɔgblɔɖi.

9 Misee, mi Yakob ƒe aƒe ƒe ta-
tɔwo kple mi Israel ƒe aƒe ƒe
amegãwo, mi amesiwo nyɔa ŋu
se la, eye mieglɔ̃a nu dzɔdzɔewo
katã; 10 mi amesiwo tsɔa [f]ʋu tsɔa
Zion kple nu vɔ̃ɖi wɔwɔ tsɔa Ye-
rusalem. 11 Woƒe tatɔwo drɔ̃a
ʋɔnu le zãnunana ta, woƒe nunɔ-
lawo fiaa nu ame le fetu ta, eye
woƒe nyagblɔɖilawo gblɔa nya ɖi
le ga ta; woziɔna ɖe Yehowa ŋu
nɔa gbɔgblɔm be: [g]Ðe Yehowa
mele mía dome oa? Dzɔgbevɔ̃ea
ɖeke mele mía dzi va ge o. 12
Eyata le mia ta [h]woaɖe Zion abe
agble ene, Yerusalem azu glikpo,
eye gbedoxɔ ƒe to azu togbɛ toave.

Le Mesia ƒe fiaɖuƒe ŋuti.

4. [k]Eye wòava me le ŋkeke mlɔea-
wo me be, Yehowa ƒe aƒe ƒe
to la akɔ ta agbɔ towo ŋu, eye
wòaƒo togbɛwo ta, eye anyigba
dzi dukɔwo aƒo zi ɖe eŋu. 2 Eye
dukɔ geɖewo atso agblɔ bena:
„Mina míaɣi Yehowa ƒe to la kple
Yakob ƒe Mawu ƒe aƒe la gbɔ, ne
wòafia eƒe mɔwo mí, eye míazɔ
eƒe toƒewo!" Elabena nufiame atso
Zion, eye Yehowa ƒe nya [n]atso
Yerusalem. 3 Adrɔ̃ ʋɔnu na dukɔ
geɖewo, eye wòatso nya me na
anyigba dzi dukɔ geɖewo vaseɖe
didiƒe ke. Woatsɔ woƒe yiwo atu
agblenuwoe, eye woatsɔ woƒe
akplɔwo atu hɛ gobɛwoe; dukɔ

magatsɔ yi ɖe dukɔ ŋu azɔ o, eye
womagasrɔ̃ aʋawɔwɔ azɔ o. 4 Eye
wo dome amesiame abɔbɔ nɔ anyi
ɖe eƒe [b]weinka kple eƒe gboti te
bɔkɔɔ; elabena Yehowa Zebaot ƒe
nue gblɔe. 5 Elabena ne dukɔ-
wo katã dometɔ ɖesiaɖe le zɔzɔm
le eƒe mawu ƒe ŋkɔ me hã la,
miawo ya míazɔ le Yehowa, mía
Mawu la ƒe ŋkɔ me ɖaa tegbee.

**Woagaƒo Israel nu ƒu, eye woaɖee le tohehe ne megbe.**

6 Ale Yehowa gblɔ esi: Le ɣe-
maɣi la maƒo abutɔlawo nu ƒu,
eye makplɔ amesiwo kaka hlẽ,
kple amesiwo dzi mehe gbegblẽ
vɛ la, ɖe du.[h] 7 Mana abutɔlawo
nazu ame susɔeawo, eye amesiwo
wonyã yi didiƒee, nazu dukɔ sesẽ,
eye Yehowa aɖu fia ɖe wo nu le
Zion-to la dzi tso fifia ɖaseɖe ma-
vɔ me. 8 Ke wò [i]lãhawo ƒe xɔ
tsrala, wò Zion-nyɔnuvi ƒe togbɛ,
dziɖuɖu tsãtɔ asu asiwò, Yerusa-
lem-nyɔnuvi ƒe fiaɖuƒe asu asiwò.
9 Azɔ nukaŋuti nèle aƒa dom
ale? [l]Ɖe fiaa ɖeke megale me-
wò o, eye adaŋudela bu ɖe wò,
ale be nèle ku lém abe nyɔnu, si
le vi dzim la enea? 10 Zion-nyɔ-
nuvi, ƒo togotogoe nalé ku abe
nyɔnu, si le vi dzim la ene! Ela-
bena ele na wò be, naʋu le dua
me aɖanɔ gbedadaƒo, eye nade
Babel ke; afima woaɖe wò le, eye
afima Yehowa axɔ wò le wò ƒu-
tɔwo si me le. 11 Ekema dukɔ
geɖewo aƒo takpli ɖe ŋuwò agblɔ
bena: „Wogblẽ kɔ ɖo nɛ, eye míaƒe
ŋkuwo adi ƒo ɖe Zion ŋu!“ 12
Ke womenyaa Yehowa ƒe susuwo
o, eye womedzea si eƒe tameɖo-
ɖowo be, eli kɔ wo abe lubabla
ɖe lugbɔƒe ene o. 13 Zion-nyɔ-
nuvi, tso nafanya nu! Elabena
mana wò dzo nanye gayibɔ, eye
wò afɔkli nanye akɔbli, ne nagbã
dukɔ geɖewo gudugudu, eye nakɔ
aboyonuwo ŋu na Yehowa kple
woƒe kesinɔnuwo ŋu na anyigba
blibo la dzi Aƒetɔ.
14 Azɔ kuko ŋuti na ɖokuiwò;
elabena woaƒu kpo ɖe ŋuwò, eye
woatsɔ ati aƒo to me na Israel ƒe
ʋɔnudrɔ̃la.

**Le Kristo ƒe dziƒe kple eƒe fiaɖuƒe ŋuti.**

5. Ke wò [s]Betlexem Efrata, esi
nènye suetɔ le Yuda ƒe fo-
meawo dome hã la, mewò Israel
ƒe dziɖula le dzɔdzɔ ge atso nam,
amesi dzɔɣi [a]tso tititi le gbaɖe-
gbe ʋĩ ke.
2 Eyata atsɔ wo ade asi vaseɖe
ɣeyiɣi, si [d]funɔa ɖe nadzi vi; eme-
gbe nɔviawo ƒe mamlea [e]atrɔ agbɔ
akpe ɖe Israel-viwo ŋu. 3 Ado
ahatsɔ Yehowa ƒe ŋusẽ kple eƒe
Mawu, Yehowa ŋkɔ ƒe gãnye-
nye [f]anyi woe, eye woanɔ anyi
bɔkɔɔ, elabena alolo azɔ vaseɖe
anyigba ƒe mlɔenu. 4 Eyama anye
[g]ŋutifafa. Eye ne Asur va míaƒe
anyigba dzi, eye wòbe, yeaɖo aƒɔ
míaƒe fiasãwo me la, míaɖɔ lã-
kplɔvi adre kple amegã enyi ɖe
eŋu. 5 Woatsɔ yi agblẽ Asur ƒe
anyigba la, eye woadi yi agblẽ
Nimrod ƒe anyigba la; woaɖe mí
tso Asur si me, ne eva míaƒe
anyigba dzi, eye wòbe, yeaɖo aƒɔ
míaƒe liƒowo dzi la. 6 Yakob ƒe
ame mamleawo anɔ dukɔ geɖewo
dome, abe Yehowa ƒe [k]zãmu kple
tsidzadza ɖe gbe dzi, si mekpɔa
amea ɖeke sinu o, eye melalaa
amegbetɔvia ɖeke o la ene. 7 Eye
Yakob ƒe ame mamleawo anɔ anyi-
gba dzi dukɔwo me le dukɔ geɖe-
wo dome abe dzata le gbemelã-
wo dome ene, abe dzatavi le alẽ-
hawo dome, si, ne eto wo dome
la, [n]enyãa avuzi le nu dzi, eye
wòvuvua nu, ke xɔnametɔa ɖeke
menɔa anyi o la ene. 8 Wò alɔ
ade dzi ɖe wò ketɔwo ŋu, eye
woatsrɔ̃ wò futɔwo katã!
9 Ale Yehowa gblɔ esi: Yemaɣi
la matsrɔ̃ wò sɔwo ɖa le dowò-
me, eye magblẽ wò tasiaɖamwo.[o]
10 Matsrɔ̃ wò anyigba dzi duwo,
eye magbã wò mɔ̃ sesẽwo katã
aƒu anyi. 11 Matsrɔ̃ dzokawo le
asiwò, eye gbesalawo maganɔ asi-
wò azɔ o. 12 Matsrɔ̃ wò aklama
kpakpɛwo kple aƒeliwo ɖa le do-
wòme, eye mágade ta agu na wò
asinudɔwɔwɔwo azɔ o.[p] 13 Maho
wò Aserawo ɖa le dowòme, eye
magblẽ wò duwo. 14 Eye mabia
hlɔ̃ dukɔ, siwo gbe toɖoɖo la, le
dɔmedzoe kple dziku me.

**Dukɔ la ƒe akpemadamada.**

6. Mise nya, si gblɔm Yehowa
le: Tso nahe nya kple [r]towo,
eye togbɛwo nase wò gbe! 2 Mi
towo kple anyigba ƒe agunu sesẽ-

a Yoh. 1, 1. 2.
b Fia. I. 5, 5; Zax. 3, 10.
d Yes. 7, 14.
e Yes. 11, 12.
f Xez. 34, 23.
g Yes. 9, 5; Ef. 2, 14.
h Yer. 31, 8.
i Mo. I. 35, 21.
k Ps. 110, 3.
l Yer. 8, 19.
n Ps. 7, 3. 6.
o Zax. 9, 10.
p Zax. 13, 2.
r Xez. 6, 2.
s Mat. 2, 5. 6.

wo, mise Yehowa ƒe dzrenya!
Elabena dzre le Yehowa kple eƒe
dukɔ la dome, eye wòle ʋɔnu yi
ge kple Israel. 3 Nye dukɔ, nu-
kae mewɔ wò, eye fu kae mede
na wò ma? Ðo ŋu nam![a] 4 Nyee a Yer. 2, 5.
kplɔ wò tso Egipte-nyigba dzi,
mexɔ wò ƒle tso kluvinyenyeƒe
me, eye medɔ Mose, Aron kple
Miryam wodze ŋgɔwò ɖe! 5 Nye
dukɔ, ɖo ŋu tame, si Moab-fia b Ps. 12, 2.
[d]Balak ɖo, kple alesi Bileam, Beor d Mo. IV. 22-24.
vi la, ɖo eŋu nɛ; ɖo ŋu nya, siwo
dzɔ tso Sitim vaseɖe Gilgal, ne
nadze si Yehowa ƒe dɔmenyo!

#### Numeme, si dzea Mawu ŋu.

6 Nukae matsɔ ɖe asi ado ɖe
Yehowa ŋku me, eye made ta agu
ɖe Mawu dziƒoʋitɔ la ŋku me?
Ðe matsɔ [e]numevɔsa kple nyivi, e Yes. 1, 11; Am. 5, 21. 22.
siwo xɔ ƒe ɖeka la, ɖe asi ado ɖe
eŋku mea? 7 Ðe agbo akpewo
kple amitɔʋu akpe nanewo adze
Yehowa ŋua? Ðe matsɔ vinye
ŋgɔgbea ana ɖe nye dzidadawo
ta kple nye dɔmevi ana ɖe nye
luʋɔ ƒe nuvɔ̃wo taa? 8 Amegbetɔ,
egblɔ nusi nyo la na wò; nusi
ko [f]dim Yehowa le tso asiwò la, f Mo. V. 10, 12; Sam. I. 15, 22.
enye be, nawɔ nusi le eteƒe, nalɔ̃ g Yer. 9, 2. 4; Mat. 10, 35. 36.
dɔmenyowɔwɔ, eye nabɔbɔ ɖo-
kuiwò ɖe anyi ahazɔ le wò Ma-
wu ŋku me. 9 Yehowa le du la
yɔm; amesi vɔ̃a wò ŋkɔ la, nu-
nyalae; milé to ɖe ameƒoti kple
amesi ɖoe ɖa la ŋu!

#### Nuku manyomanyoa ɖe ŋeri.

10 Ðe kesinɔnu madzɔmadzɔ
kple [h]nudotree nyaŋui, si ŋu fi- h Am. 8, 5.
ƒode le la, gale ame vɔ̃ɖi ƒe me i Ob. 12.
koa? 11 Ðe matsɔ afia na ame,
ne nudanu madzɔmadzɔ li, eye
nudakpe amebatɔ le akplo mea?
12 Elabena woƒe kesinɔtɔwo yɔ
fũ kple ŋutasesẽ, duametɔwo ka
aʋatso, eye alakpaɖe le nu me
na wo. 13 Eyata nye hã maƒo wò
vevie, eye magblẽ dowòme le wò k Yer. 14, 7.
nuvɔ̃wo ta. 14 Àɖu nu, ke màɖi
ƒo o, eye dɔ anɔ wuwòm ɖaa; ne l Ps. 79, 10.
èdzra nu ɖo la, ɖeke makpɔtɔ o,
eye ne ɖe susɔ la, matsɔe ade
asi na yi. 15 Àƒã nu, ke màŋe
nu o; àɖa ami, ke màkpɔ ami asi
o; àfiã aha, ke màkpɔ wein ano
o.[n] 16 Miewɔ nu ɖe [o]Omri ƒe ɖoɖo- n Mo. V. 28, 38 v. 40.
wo kple Axab ƒe aƒe ƒe nuwɔna- o Fia. I. 16, 25. 29—33.
wo katã ŋu, eye miezɔ ɖe woƒe
adaŋudedewo nu, ne matsɔ wò
awɔ gbegbee, duametɔwo nazu
tsiãdonu, eye nye dukɔ ƒe dzu
nanɔ mia dzi.

#### Mawuvɔ̃la ʋeea ɖewo koe gali.

7. Baba nam! Elabena ezu nam,
[a] abe alesi kutsetsegbeɣi kple
weinxaɣi nu yinae ene: weintse-
tsea ɖeke meli, ne woaɖu o, eye
nye ve me le fiefiẽm ɖe kutsetse
ŋgɔgbea ŋu. 2 [b]Nuteƒewɔlawo nu
yi le anyigba dzi, eye ame dzɔdzɔea
ɖeke megale amegbetɔwo dome
o; wo katã wode xa ɖe ʋu ŋu,
eye woɖo ɖɔ na wo nɔewo. 3 Vɔ̃ɖi-
wɔwɔ sɔ alɔ me na wo; amegã
dia nu, ʋɔnudrɔ̃la drɔ̃a ʋɔnu le
fetu ta, eye dumegãwo gblɔa nusi
le wo dzrom; ale wobluа afɔ na
nya. 4 Ame nyuitɔ le wo dome
le abe ŋu ene, eye nuteƒewɔla
vɔ̃ɖi wu aŋɔka. Le wò gbetakpɔ-
lawo ƒe ŋkekea dzi la tohehe ava
na wò; azɔ tɔtɔ aɖo wo dome.
5 Migaxɔ miaƒe zɔhɛ dzi se o,
eye migaɖo dzi ɖe mia xɔlɔ̃ ku-
tsimea ŋu o; kpɔ wò aɖe dzi le
nyɔnu, si le akɔwònu la gbɔ. 6
[g]Dutsuvi aɖe alɔme le fofoa ŋu,
eye nyɔnuvi atso ɖe dada ŋu;
lɔ̃xoyɔvinyɔnu atso ɖe lɔ̃xoa ŋu,
eye ŋutsu ƒe aƒemetɔwo anye eƒe
futɔwo.

#### Mawu ƒe amenuveve ŋugbedodo le tohehe megbe.

7 Ke nye la matsa ŋu na Ye-
howa, eye makpɔ Mawu, nye xɔ-
nametɔ sinu; nye Mawu ase nye
gbe. 8 Nye futɔ, [i]meganɔ dzidzɔ
kpɔm ɖe ŋunye o; elabena ne
medze anyi la, magafɔ, eye ne
mebɔbɔ nɔ viviti me la, Yehowa
ye nye nye kekeli. 9 Mado dzi
atsɔ Yehowa ƒe dziku, elabena
mewɔ nuvɔ̃ ɖe eŋu, vaseɖe esime
wòadrɔ̃ nye nya ahatso nam;
akplɔm ado ɖe kekeli nu, eye ma-
kpɔ eƒe dzɔdzɔenyenye kple ŋku.[k]
10 Nye ketɔ, amesi le gbɔgblɔm
nam be: [l]Afika Yehowa, wò Ma-
wu, le hã la, akpɔe, eye ŋukpe alée.
Nye ŋku aɖi ƒo ɖe eŋu, emegbe woa-
fanyae abe ba le kpɔdomee ene.
11 Ŋkeke li gbɔna, be woaɖo
wò gliwo, eye wò liƒowo ate ayi
adzɔge ʋi gbemagbe. 12 Xemaɣi
la amewo ava gbɔwò tso Asur
vaseɖe Egipte-duwo gbɔ, eye tso
Egipte vaseɖe Frat nu, tso atsiaƒu

nu yi atsiaƒu nu, eye tso to gbɔ
yi to gbɔ. 13 Ke anyigba anye
gbegbe le edzinɔlawo ŋuti le woƒe
nuwɔnawo ƒe kutsetse ta.
14 [a]Tsɔ wò atikplɔ kplɔ wò du-
kɔ, wò ŋutɔ wò lãha, siwo [b]ɖe ɖe
aga le ave me le Karmel dzi; woa-
ɖu gbe le Basan kple Gilead abe
blema ene. 15 Mana wòakpɔ nu-
kunuwo abe gbesigbe nèʋu tso
Egipte-nyigba dzi ene. 16 Dukɔ-
wo akpɔe, eye woƒe ŋusẽwo katã
akpe ŋu na wo, woatsɔ [e]asi aɖo
nu, eye woƒe towo me atsi. 17
[f]Woaɖuɖɔ kewɔ abe dawo kple
anyigbadzinutatawo ene, eye woa-

[a] 5, 3.
[b] Mo. IV. 23, 9.
[d] Ps. 103, 3. 8 v. 18.
[e] Hi. 21, 5.
[f] Yes. 49, 23.
[g] Mo. I. 22, 16 v. 18; 28, 13–15; Lu. 1, 73.

dzo nyanyanya ado atso woƒe mɔ̃-
wo me; dzidzi aƒo wo woava Yeho-
wa, mía Mawu la gbɔ, eye woavɔ̃
wò. 18 Mawu kae de nuwò? Wò
amesi tsɔa vodada kena, eye mè-
léa ŋku ɖe wò domenyinu mamlea
ƒe dzidada ŋu o; mèléa dɔmedzoe
ɖe dɔ me ɖikaa o, eye amenuveve
ƒe nu dzea ŋuwò.[d] 19 Agakpɔ nu-
blanui na mí, àxɔ aɖi le míaƒe vo-
dadawo si, eye wòatsɔ miaƒe nuvɔ̃-
wo katã aƒu gbe ɖe atsiaƒu ƒe
gogloƒe. 20 Àwɔ nuteƒe na Ya-
kob, eye àve Abraham nu, abe
alesi [g]nèka atam na mía fofowo
tso blema ŋɔli ke ene.

---

# NAXUM ƑE AGBALẼ.

---

Mawu ƒe ŋutikokoe, si bla hlɔ̃ Niniwe.

1 Nya ɖe Niniwe ŋu: Naxum, Elko-
sitɔ ƒe nyagblɔɖigbalẽ enye si.
2 Mawu [h]ŋuʋãla kple hlɔ̃biala
enye Yehowa; Yehowa biaa hlɔ̃,
eye dzi kunɛ vevie; Yehowa biaa
hlɔ̃ eƒe ketɔwo, eye wòléa nya
ɖe dɔ me na eƒe futɔwo. 3 Ye-
howa gbɔa dzi ɖi blewu, eye ŋusẽ
gã le esi, [i]ke megbea tohehe o.
Yehowa ƒe mɔ to ahom kple ya
ʋuɖuʋuɖu me, eye alilikpowo
nye eƒe afɔ ƒe ʋuʋudedi. 4 Eblu
ɖe atsiaƒu ta wòmie, eye wòna
tɔsisiwo katã ƒu kplakplakpla;
Basan kple Karmel woyrɔ, eye
Libanon ƒe numiemiewo yrɔ. 5
[k]Towo ʋuʋu le eŋgɔ, togbɛwo
lólo gbanaa, eye anyigba kple xe-
xeame kpakple emenɔlawo katã
dzo kpekpekpe le eŋku me. 6 Ame-
ka ate ŋu anɔ te ɖe eƒe dziku
nu, eye ameka atɔ ɖe eƒe dɔ-
medzoe heliheli nu? Etrɔ eƒe
dziku ƒo ɖi abe dzo ene, eye aga-
kpewo le wowom le eŋgɔ. 7 Ye-
howa ƒe [o]dɔme nyo, enye sitsoƒe
le xaxagbe, eye [p]wònya amesiwo
ɖoa dzi ɖe eŋu. 8 Ke ana tsi naƒo ɖi
bababa, eye wòatsrɔ̃ eƒe nɔƒe, eye
wòatsɔ viviti ayɔ eƒe futɔwo ɖe nu.
9 Tame ka miebe, yewoaɖo ɖe
Yehowa ŋu? Ele nu tsrɔ̃ ge, eye
xaxa mado ta ɖa zi evelia o. 10
Elabena ne woɖo ɖo wo nɔewo me
nyamanyama abe aŋɔka ene, eye
woƒo tsi abe woƒe nunonowo ene
la, woabi keŋkeŋ abe gbe ƒuƒu

[h] Mo. II. 20, 5; Mo. V. 4, 24.
[i] Mo. II. 34, 7.
[k] Ps. 97, 5.
[l] Yes. 52, 7.
[n] 1, 11.
[o] Mo. V. 4, 31.
[p] Ps. 1, 6.

ene. 11 Gbɔwòe amesi ɖo tame
vɔ̃ ɖe Yehowa ŋu, eye wòɖe ada-
ŋu vlo la tso. 12 Ale Yehowa
gblɔ esi: Ne ŋusẽ le wo ŋu, eye
wosɔ gbɔ kpaŋ hã la, woasẽ wo
ɖa, eye wo nu ayi; mebɔbɔ wò
ɖe anyi, ke nyemagabɔbɔ wò ɖe
anyi azɔ o. 13 Azɔ maŋe eƒe
kɔkuti ɖa le dziwò, eye matso
eƒe kawo. 14 Ke ŋuwò la, ake Ye-
howa ɖo ɖi enye si: Womagatsɔ
wò ŋkɔ aƒã azɔ o; matsrɔ̃ akla-
ma kpakpɛwo kple legba kɔkɔwo
ɖa le wò mawuwo ƒe me; maɖe yɔ-
do na wò, elabena èle wodzoe akpa.

Nyagblɔɖi le Niniwe gbegbiẽ ŋuti.

2 Kpɔ ɖa, du nyui xɔla ƒe afɔwo
ɖo [l]towo dzi, eye wòle gbe ƒã
ɖem ŋutifafa be: Yuda, ɖu wò
ŋkekenyuiewo, eye nawɔ wò adzɔ-
gbedeɖewo dzi; elabena [n]ame vlo
la magaƒo ɖe dziwò azɔ o, wo-
tsrɔ̃e keŋkeŋ!
2 Nugbléla le ƒoƒo ge ɖe dzi-
wò: Kpɔ mɔ̃ sesẽwo ta, eye na-
tsa ŋu le mɔ dzi, bla ali dzi, eye
naɖe dzo lã me vevie! 3 Elabena
Yehowa agagbugbɔ Yakob ƒe gã-
nyenye vɛ abe Israel ƒe gãnye-
nye ene. Elabena nuhalawo hae
keŋkeŋ, eye wogblẽ eƒe weinka-
wo. 4 Eƒe kalẽtɔwo ƒe akpoxɔ-
nuwo biã hẽ, eye aʋawɔlawo le
abe aɖabɛ dzitɔ ene, tasiaɖam
ŋu gawo le dzo kem le akpabla-
gbe, eye wole akplɔwo nyẽm. 5
Tasiaɖamwo le zi nyẽm le kpɔdo-

meewo; eye wole du dzi le ablɔwo me; wole abe kakatiwo ene, eye wole zɔzɔm abe dzikedzo ene.

6 Eḍo ŋku eƒe bubumewo dzi; wole ya mum le yiyim, eye woḍe abla yi dua ƒe gli gbɔ, ke wotu akpoxɔ ḍi xoxo. 7 Woaʋu agbo, siwo le tɔ to, eye dzidzi aƒo fiasã la. 8 Woaḍe ama fiasrɔ̃ akplɔ adzoe, eƒe nyɔnudɔlawo anɔ fafam abe akpakpa ene, eye woanɔ akɔta ƒom. 9 Tso gbaḍeɡbe ke Niniwe le abe ta, si tsi yɔ fũ ene; ke woasi, eye ne wobe, „mitɔ, mitɔ" la, amea ḍeke manyẽ kɔ o. 10 Miha klosalo, miha sika! Aƒemenuwo teƒe mekɔ o, eye nu vevi vovovowo sɔ gbɔ kpaŋkpaŋ! 11 Woaḍi gbɔloe ƒiaƒiaƒia, eye woahae! [b]Dziwo alólo gbanaa, eye klowo anɔ ƒoƒom kpakpakpa, aliwo katã adzo nyanyanya, eye ŋkumewo katã afu tititi.

12 Afika dzatawo nɔƒe le azɔ, eye afika dzataviwo ƒe nuduƒe le, afisi dzatatsu kple dzatanɔ kpakple dzataviwo tsana le, eye amea ḍeke medoa voḍi na wo o? 13 Dzata lé nu alesi atu viawo nu, eye wòwu nu na dzatanɔwo; etsɔ adzonu yɔ eƒe dowo fũ kple nuléle yɔ enɔƒewoe. 14 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Kpɔ ḍa, maƒo ḍe dziwò, eye wò dzataviwo atsi yi nu, matsi wò adzodada nu le anyigba dzi, eye womagase wò ame dɔdɔwo ƒe gbe azɔ o.

Niniwe ƒe nuvɔ̃ ta wole to hem ne.

**3.** Baba [f]na hlɔ̃dodu, si me alakpadada bɔ ḍo, ŋutasesẽ yɔe fũ, eye wògbe asiḍeḍe le adzodada ŋu! 2 Ƒu to anyi, sɔƒokawo le diḍim, eye tasiaḍamfɔwo le zi nyẽm, sɔwo le du dzi, eye tasiaḍamwo le ḥoo wɔm! 3 Sɔdolawo dze aʋa, yi le dzo dam, eye akplɔwo le dzo sim; ame tsiaʋawo teƒe mekɔ o, eye ame kukuwo sɔ gbɔ kpaŋkpaŋ, seƒe meli na ame kukuwo o, eye wodze anyi ḍe woƒe ame kukuwo dzi. 4 Le gbolo ƒe ahasiwɔwɔ vivivo kple dzotɔ [h]dzetugbee nyo la, amesi tsɔ eƒe gbolowɔwɔ ƒle dukɔwoe, eye wòtsɔ eƒe dzosasa ƒle ƒomewoe ta la, 5 kpɔ ḍa, ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Maƒo ḍe dziwò, eye [i]maḍe wò taḍedzi le wò ŋutɔ ŋkuwò me, mana dukɔwo nakpɔ wò ama, eye fiaḍuƒewo nakpɔ wò ŋukpeƒe. 6 Matsɔ nu nyɔŋuwo axlã ḍe wò, maḍi gbɔ wò, eye matsɔ wò aḍo kpɔdzidzee. 7 Eye wòava me be, ne amea ḍe to ŋuwò yina la, asi le nuwò agblɔ bena: Wogblẽ Niniwe, ameka afa nɛ, eye afika maḍadi akɔfala le na wò?

8 Ḍe nènyo wu [a]No-Amon, si bɔbɔ nɔ Nil-tɔsisi to, tsi ḍe to ḍee godoo, atsiaƒu nye kpo nɔ eŋu, eye tsi nye gli nɔ eŋu laa? 9 Kusitɔ kple Egiptetɔ gbogboawo nye eƒe ŋusẽ, Putitɔwo kple Lubitɔwo nye wò xɔnametɔwo. 10 Ke wonyã eya hã ḍe gbe wòyi aboyo me, eye woxlã viawo ḍe kpɔdomeewo ƒe dzogoewo katã, [d]wodzidze nu ḍe eƒe bubumewo dzi, eye wode kɔsɔkɔsɔ eƒe amegãwo katã. 11 Wò hã [e]ámu aha, wò mo atsyɔ zi, eye nadi sitsoƒe le futɔ la nu.

12 Wò mɔ̃ sesẽwo katã le abe gboti, siwo dzi kutsetse ḍiḍiwo le la ene; ne woʋuʋu wo la, woage adze nu me na wo ḍula. 13 Kpɔ ḍa, wò amewo le abe nyɔnuwo ene le dowòme; wò anyigba ƒe agbowo aʋu wo ḍokui na wò futɔwo siaa, eye dzo afiã wò gametiwo. 14 Du tsi na ḍokuiwò, elabena wole to ḍe ge ḍe wò, eye ƒu kpo ḍe dzi, ḍo agbi me nanyã anyi, eye namè anyikpewo! 15 Afima dzo aḍu wò le, aḍu wò abe ʋetra ene, eye yi atsrɔ̃ wò, ne èḍe ha abe ʋetrawo ene, eye nèsɔ gbɔ kpaŋkpaŋ abe ʋetsuviwo ene hã.[g] 16 Wò asitsalawo sɔ gbɔ wu dziƒoɣletiviwo, ke ʋetrawo aḍo li aʋala ahadzo adzo. 17 Wò amegãwo le abe ʋetrawo ene, eye wò aʋafiawo le abe ʋetsuviwo ƒe ha ene, wodzona ḍe gliwo ŋu le gbesigbe vuvɔ le wɔwɔm, ke ne ɣe dze la, wotuna dzona, eye womegadzea si wo teƒe o. 18 Asur-fia, wò lãkplɔviwo le alɔ̃ dɔm, eye wò bubumewo le gbɔgbɔm ḍe eme, wò amewo kaka ḍe towo dzi, eye amea ḍeke meƒo wo nu ƒu o. 19 Wò gbegblẽ nu maƒa o, eye hayahaya manɔe na wò abixɔxɔ o. Amesiwo katã se nya le ŋuwò la, aƒu akpe ḍe ŋuwò; elabena ameka dzie wò vɔ̃ḍiwɔwɔ meheva atraḍii o ma?

[a] Yer. 46, 25.
[b] Yes. 13, 7. 8.
[d] Yoel 4, 3.
[e] Yer. 25, 15.
[f] Xez. 24, 6. 9.
[g] Yoel 1, 4.
[h] Yes. 23, 16; Nyad. 17.
[i] Yes. 47, 3.

# XABAKUK FE AGBALẼ.

Yuda fe nuvɔ̃.

1\. Nya, si nyagblɔdila Xabakuk
kpɔ, enye si:
2 Yehowa, ɣekaɣi manɔ yɔwòm
sesie, eye nagbe esese ase do?
Mado ɣli na wò le ŋutasesẽ ta,
ke màxɔ na ame o? 3 Nukaŋuti
nèna mele nu vlo wɔwɔ tefe kpɔm,
eye nèle hiãkame kpɔm kple ŋku,
gbegblẽ kple ŋutasesẽ le ŋkunye
me, avuwɔwɔ li, eye dzre dzɔ?
4 Eyata se la ŋuti nuflafia me gbɔ-
dzɔ, eye nutefewɔwɔ megadona
de gota o. Elabena ame vɔ̃di de
to de ame dzɔdzɔe, eyata nute-
fewɔwɔ trɔ tagbo hafi do.
5 Mide ŋku de dukɔwo dome,
mikpɔ nu, eye miafe nu neku!
Elabena mele nane wɔ ge le mia
ŋɔli, eye ne wotoe na mi la, miele
exɔ ge ase o.[b] 6 Kpɔ da, manyɔ
Kaldeatɔwo, dukɔ nyanyrã, si fe
afɔ tsɔna; woato anyigba fe ke-
keme, ne woaxɔ nɔfe, siwo menye
wo tɔ o la. 7 Ŋɔdzi kple vɔvɔ̃
anɔ eŋu, ade se, eye wòadu gã
de eya ŋutɔ fe akɔta. 8 Efe sɔ-
wo di du wu lãkle, eye wofe afɔ-
wo tsɔ wu [f]amegãxi le zã me,
efe sɔdolawo le zi nyẽm, didife
ke efe sɔdolawo tso, eye wole
dzodzom abe [h]hɔ̃, si le abla dem
de nududu ŋu la ene. 9 Wo katã
wova de ŋutasesẽ ŋu, wotsɔ wofe
ŋku me tu ŋgɔ tẽ, eye wofo aboyo-
mewo nu fu abe ke ene. 10 Woa-
de alɔme le fiawo ŋu, eye woako
amegãwo, mɔ̃ sesẽwo anye fefenu
na wo, eye woatsɔ anyi afu kpoe
ahaxɔ wo. 11 Emegbe aho adzo
abe ahom ene, eye enu ayi; ke
amesi tsɔ efe ŋusẽ wɔ mawui la,
to vo de eya ŋutɔ dokui ŋu.
12 Yehowa, nye Mawu, nye kɔ-
kɔetɔ, de menye wòe li tso blema
ke oa? [i]Míele kuku ge o. Yeho-
wa, wòe doe na ʋɔnudɔdrɔ̃, wò
agakpe, wòe doe na tohehe. 13
Wò amesi fe ŋkuwo dza, be màte
ŋu akpɔ nu vɔ̃di wɔwɔ o, eye màte
ŋu alé ŋku de hiãkame ŋu o, nu-
kaŋuti nèle ame tovo kpɔm kple
ŋku, eye nèzi kpi, ne ame vɔ̃di
mi amesi nye ame dzɔdzɔe wui
la? 14 Ewɔ amegbetɔ abe fume-
lã ene, abe nutata, siwo nu afe-
tɔa deke mele o la ene. 15 Etsɔ
fu he wo katã de go, ede wo kple
efe dɔ, eye wòlɔ wo trɔ de efe
agudɔe me. Eyata wòle dzidzɔ
kpɔm le aseye tsom do. 16 Eyata
wòsa vɔ na efe dɔ, eye wòdo dzu-
dzɔ na efe agudɔe; elabena woa-
woe na efe gome da ami, eye efe
nududu sɔ gbɔ fũ. 17 Ðe wòanɔ efe
dɔ kam, eye wòanɔ dukɔwo wuwu
dzi daa nublanui makpɔmakpɔea?

Akɔfafa li na xɔsetɔ.

2\. [a]Mayi nye dzɔfe, eye matsi
tre de xɔta, ne matsa ŋu akpɔ
nya, si wòle gbɔgblɔ ge nam, kple
nya, si tsɔ ge wòala ado nye nya-
hehe ŋu nam. 2 Tete Yehowa do
ŋu nam gblɔ bena: Ŋlɔ ŋutega la
di, eye nadee de kpe dzi, be wòa-
nya xlẽ bɔbɔe. 3 Elabena azãgbe
li na ŋutega la, efe nuwuwu le
afe tum, eye mafiu ame o; ke ne
etsi megbe la, kpɔ esinu; elabe-
na ele vava ge kokoko, eye [d]mabe
de megbe o. 4 Kpɔ da, efe luʋɔ
vu gblotoo, eye [e]meto mɔ deka le
eme o; ke [g]ame dzɔdzɔe ya anɔ
agbe to efe xɔse me.

Nyagblɔdi le dadalawo fe gbegblẽ ŋuti. Kaldeatɔwo fe nuwo.

5 Wein la, ameflulae, ŋutsu ade-
gbefola manɔ anyi ade dzi di akpɔ
o, eyama ke efe nu abe tsiefe ene,
eye nu media fo ne o abe sadaga-
tsi ene, efo dukɔwo katã nu fu
de edokui gbɔ, eye wòlɔ anyigba
dzi dukɔwo katã li kɔe de edokui
gbɔ. 6 Ðe amesiawo katã mado
hamelo de eŋu, woasi ahama, eye
woado lo de eŋu agblɔ bena:
„Baba na amesi fo nu gede fu,
hafi menye etɔ o, eye wòtsɔ awɔ-
banu do agba na edokui la“ oa?
Ɣekaɣi wòanɔ anyi ase do? 7 Ðe
wò fetɔwo matso kpoyi, amesiwo
axaxa wò do la, nanyɔ, eye woaha
wò oa? 8 Elabena esi nèha dukɔ
gedewo la, eyata dukɔwo fe su-
sɔeawo katã aha wò le [k]ameʋu,
si nèkɔ de anyi, kple ŋuta, si nèsẽ
le anyigba kple du la kpakple
emenɔlawo katã ŋu la ta.
9 Baba na amesi tafaa ame na

[a] Yes. 21, 8.
[b] Dɔ. 13, 41.
[d] Pet. II. 3, 9.
[e] Yes. 48, 22.
[f] Zef. 3, 3.
[g] Ro. 1, 17; Gal. 3, 11; Heb. 10, 38.
[h] Mat. 24, 28.
[i] Yer. 10, 24.
[k] kp. 17.

efe afe, ne wòawɔ atɔ ɖe dzifo
ʋi, be wòasi le dzɔgbevɔ̃e nu la![a]
10 Eɖo ŋukpe ɖe ta me ɖe wò afe
ŋu, esi nèbe, yeatsrɔ̃ ɖukɔ geɖe-
wo, eye nègblẽ wò agbe dome. 11
Elabena kpewo axlɔ̃ le gli me,
eye daɖedziwo aɖo ŋu na wo le
xɔtiwo me.
12 Baba [b]na amesi tsɔ ʋu tso
dui, eye wòtsɔ nu vɔ̃ɖi wɔwɔ tu
mɔ̃e! 13 Kpɔ ɖa, ɖe menye Ye-
howa Zebaot gbɔ wòtso be, du-
kɔwo nadze agbagba hena dzo,
eye anyigba dzi dukɔwo naku ku-
tri yakatsyɔ oa?[e] 14 Elabena si-
dzedze Yehowa ƒe ŋutikɔkɔe ayɔ
[f]anyigba dzi taŋ, abe alesi tsi yɔ
atsiaƒui ene.
15 Baba na amesi na nu ehavi
wòno, eye wòku dziku nɛ wòno
mu, be yeakpɔ eƒe ama! 16 Ðu-
kpe aɖi ƒo na wò, eye menye
bubu o; wò hã noe, ne naɖe ama;
Yehowa ƒe nuɖusi lè kplu la [g]wò-
va ɖo gbɔwò, eye wò bubu aɖi
gbɔ. 17 Elabena ŋuta, si wosẽ
le Libanon ŋu la, ava dziwò, eye
lã, siwo wotsrɔ̃ la, aɖo ŋɔdzi na
wò le ameʋu, si nèkɔ ɖe anyi,
kple ŋuta, si nèsẽ le anyigba
kple du la kpakple emenɔlawo
katã ŋu la ta. 18 Viɖe ka nye
aklama kpakpɛ be, ekpala kpae,
eye viɖe ka nye legba kɔkɔ kple
alakpanufiala be, legbɔmela le dzi
ɖom ɖe eƒe legba ŋu, esi wòwɔ
legba maƒonuwo?[l]
19 Baba na amesi le gbɔgblɔm
na ati be: Nyɔ! eye na kpe ma-
ƒonu be: Fɔ! Ðe wòate ŋu afia
nu amea? Kpɔ ɖa, [n]sika kple
klosalo wotsɔ fa ɖe eŋu, eye gbɔ-
gbɔ ku ɖeka hã mele eme o. 20
Ke [o]Yehowa le eƒe gbedoxɔ kɔ-
kɔe la me; [p]anyigba blibo la nezi
ɖoɖoe le eŋku me.

**Nyagblɔla la do gbe ɖa kple mokpɔkpɔ.**

**3.** Nyagblɔɖila Xabakuk ƒe gbe-
dodoɖa, ne woadzi ɖe konyi-
fahawo nu.
2 Yehowa, esi mese nya le ŋu-
wò la, vɔvɔ̃ ɖom! Yehowa, gbɔ
agbe wò dɔwɔwɔ le ƒewo ƒe dome-
domee, ɖee fia le ƒewo ƒe dome-
domee; ɖo ŋku nublanuikpɔkpɔ
dzi le dɔmedzoedodo me! 3 Ma-
wu tso Teman, eye kɔkɔeto la
tso Paran-towo dzi. Sela. Eƒe
ŋutikɔkɔe nyẽ tsyɔ dzifo, eye eƒe
kafukafu yɔ anyigba dzi taŋ.[a]
4 Keklẽ do abe ɣe tɔ ene, keklẽ
le eƒe axa dzi, eya mee eƒe ŋusẽ
be ɖo. 5 Dɔvɔ̃ dze eŋgɔ, eye dzo-
xɔxɔ kplɔe ɖo. 6 Etɔ, eye anyigba
ʋuʋu; eɖo ŋku anyi kpɔ nu, eye
dzidzi ƒo dukɔwo, blema towo ƒe
kpla, gbaɖegbe togbɛwo ŋe dze
eme, eye wòzɔ blema mɔwo dzi.[d]
7 Mekpɔ Kusan ƒe agbadɔ wòle
hiã me, agbadɔvɔwo le dzodzom
nyanyanya le Midian-nyigba dzi.
8 Yehowa, tɔsisiwo ŋue dzi le
kuwòm ɖoa, tɔsisiwo ŋue nèle
dɔmedzoe dom ɖo loo, alo atsiaƒu
ŋue dzi le kuwòm ɖo, be nèdo
wò sɔwo, eye nèɖo wò tasiaɖam-
woa? 9 Wò dati ɖi ƒeƒle, eye aŋu-
trɔwo yɔ wò daku fũ. Sela. Emã
tɔsisiwo me wòzu anyigba ƒuƒui.
10 Towo kpɔ wò, eye wodzo kpe-
kpekpe, eye tɔwo gbagba ɖe anyi
bababa; agumetsiwo na wose wo
ŋkɔ, eye wodo alɔ ɖe dzi.[h] 11 [i]Ye
kple ɣleti tɔ ɖe wo teƒe, bene wò
aŋutrɔ, siwo le yiyim la, nanye
kekeli, eye wò akplɔ, siwo le dzo
kem la, nanye keklẽ.
12 Eto anyigba dzi le dziku me,
eye nèfanya dukɔwo le dɔmedzoe
me. 13 Eho, be naxɔ na wò dukɔ,
naxɔ na wò amesiamina la; ègbã
ta le ame vɔ̃ɖi ƒe afe nu, eye wò-
ɖi ƒeƒle tso afɔ gome vasɛɖe kɔ
gbɔ. Sela.[k] 14 Etsɔ eƒe akplɔ ƒo
ɖetanaeƒeamegâwo; wonyẽ zi va,
be woakam ahlẽ; wo le aseye tsom
abe ɖe wobe, yewoaɖu ame dahe
le bebe me ene. 15 Etsɔ wò sɔwo to
atsiaƒu kple tɔ gã nyanyrâwo dzi.
16 Mesee, eye nye dɔme ʋuʋu,
nye nuyiwo le ƒoƒom kokoko, eye
ŋuɖui do ƒuwo me nam; ne me-
tsi tre ɖi la, menɔa dzodzom
nyanyanya, elabena mele anyi
nɔ ge kpoo akpɔ hiãɣi, si le du-
kɔ, si xaxa mi ɖo la dzi va ge.
17 Gboti magaƒo se o, eye wein-
ka matse o; amiti agbe amina-
na, eye agblewo mana nuɖuɖu o;
woatsrɔ̃ alẽwo le lãkpɔwo me, eye
nyiwo maganɔ lãxɔwo me o. 18
Ke nyea matso aseye, eye [r]ma-
kpɔ dzidzɔ ɖe Mawu, nye xɔna-
metɔ la ŋu. 19 Afetɔ Yehowa
enye nye ŋusẽ, awɔ [s]nye afɔ abe
zinɔ tɔ ene, eye wòana mazɔ kɔ-
kɔfewo. Na kasaŋkuwo ƒe henɔ.

[a] Mo. V. 33, 2; Dɔn. 5, 4.
[b] Yer. 22, 13; Mi. 3, 10.
[d] Ps. 104, 32.
[e] Yer. 51, 58.
[f] Yes. 11, 9.
[g] Yer. 25, 15. 26.
[h] Ps. 77, 17.
[i] Yos. 10, 13.
[k] Ps. 18, 8. 16.
[l] Yes. 44, 10.
[n] Ps. 115, 4—8.
[o] Ps. 11, 4.
[p] Ps. 76, 9; Zax. 2, 17; Nyad. 8, 1.
[r] Yes. 61, 10.
[s] Ps. 18, 34.

# ZEFANYA ƑE AGBALẼ.

Aƒetɔ la ƒe ŋkeke.

1 Esia nye Yehowa ƒe gbe, si va
na Zefanya, Kus, amesi nye
Xizkiya vi Amarya ƒe vi Gedalya
ƒe vi la, le Yuda-fia [b]Yosiya, Amon
vi la ŋɔli.
2 Yehowa be: Matsrɔ̃ nusianu
ɖa le anyigba dzi petepete. 3 Ma-
tsrɔ̃ amegbetɔwo kple lãwo, dzi-
ƒoxewo kple ƒumelãwo, matsrɔ̃
[d]nuɖianuwo kple ame vɔ̃ɖiwo ɖa,
eye matsrɔ̃ amegbetɔwo ɖa le
anyigba dzi, Yehowa ye gblɔe!
4 Mado nye asi ɖa ɖe Yuda kple
Yerusalemtɔwo katã ŋu, eye ma-
tsrɔ̃ Baal ƒe susɔea ɖa le teƒe sia
akpe ɖe [f]trɔ̃nuawo kple nunɔlawo
ƒe ŋkɔ ŋu; 5 matsrɔ̃ amesiwo dea
ta agu na [g]dziƒo ŋu nuwo la, akpe
ɖe amesiwo dea ta agu na Yeho-
wa, gake wogakaa atam na [h]Mil-
kom la siaa ŋu; 6 eye matsrɔ̃
amesiwo trɔ le Yehowa yome, kple
amesiwo medi Yehowa alo bia eta
se kpɔ o la siaa. 7 [i]Mizi ɖoɖoe
le Aƒetɔ Yehowa ŋku me, elabena
Yehowa ƒe ŋkeke la tu aƒe, ela-
bena Yehowa do vɔsagbe la ɖi,
eye wòkɔ amesiwo wòkpe la ŋu!
8 Eye wòava me le Yehowa ƒe
vɔsagbe be, mahe to na amegãwo
kple fiaviwo kpakple amesiwo
katã taa dutatɔwo ƒe avɔwo la.
9 Mahe to na amesiwo katã tia
kpo flɔa kpuiwo, eye wotsɔa ŋu-
tasesẽ kple alakpadada yɔa wo-
ƒe aƒetɔ ƒe xɔwo taŋ la, gbe-
magbe. 10 Gbemagbe la asiƒunu
aɖi tso tɔmelãgbo la nu, avifafa
atso du la ƒe to evelia, eye hoo-
wɔwɔ gã atso togbɛwo dzi, Ye-
howa ye gblɔe! 11 Mi ʋe me nɔ-
lawo, mifa avi, elabena woatsrɔ̃
asitsalawo katã kple amesiwo do
klosalogba ɖe ta. 12 Le ɣemaɣi
la matsɔ akaɖi atsa le Yerusalem,
eye mahe to na amesiwo katã ɖo
ƒã ɖi hele gbɔgblɔm le woƒe dzi
me be: Yehowa mele nyui alo
vɔ̃ wɔ ge o. 13 Woaha woƒe ke-
sinɔnuwo, eye woƒe aƒewo azu
aƒedo; [n]woatu xɔ, ke womanɔ eme
o, eye [o]woade weingble, ke wo-
mano eƒe wein o.
14 [p]Yehowa ƒe ŋkeke gã la tu

[a] Yer. 30, 7.
[b] Yer. 1, 2.
[d] Mat. 13, 41.
[e] Xez. 7, 19.
[f] Fia. II. 23, 5; Hos. 10, 5.
[g] Yer. 19, 13.
[h] Yer. 49, 1.
[i] Xab. 2, 20.
[k] Sam. I. 30, 14.
[l] Yer. 47.
[n] Am. 5, 11.
[o] Mo. V. 28, 39.
[p] Yoel 1, 15.
[r] 3, 20.

aƒe, etu aƒe, eye wòle du dzi ŋutɔ.
Yehowa ƒe ŋkeke la ŋkɔ le ɖiɖim,
eye kalẽtɔ le aʋaɣli dom sesie.
15 [a]Dɔmedzoedogbe, hiãgbe kple
xaxagbee, aƒedoɖigbe kple nu-
gblẽgbee, blukɔ- kple vivitido-
gbee, alilikpo- kple tsizidogbee;
16 lãdzo- kple kpẽkugbe wòanye
ava du sesẽwo kple xɔta kɔkɔwo
dzi. 17 Mahe xaxa ava amegbe-
tɔwo dzi, ne woanɔ yiyim abe
ŋkunɔwo ene, elabena wowɔ nuvɔ̃
ɖe Yehowa ŋu; woakɔ woƒe ʋu
ɖe anyi abe ke ene, eye woƒe
dɔmenuwo adudu ɖe anyi abe mi
ene. 18 [e]Woƒe klosalo kple sika
hã mate ŋu aɖe wo le Yehowa ƒe
dɔmedzoedogbe o, eye eƒe ŋuʋa-
ʋã ƒe dzo afiã anyigba blibo la;
elabena ele anyigbadzitɔwo katã
tsrɔ̃ ge zi ɖeka.

Nuxaxlɔ̃ hena dzimetɔtrɔ. Ʋɔnudɔdrɔ̃ dukɔwo katã.

2 Mi dukɔ, si ŋu mekpena o,
miƒo takpli, eye mido dɔgɔ̃e,
2 hafi ne tameɖoɖo la ƒe vidziɣi
naɖo, eye ɣeyiɣi la nu nayi, abe
alesi gbe fuƒu ʋua yae ene, hafi
ne Yehowa ƒe dɔmedzoe heliheli
nava mia dzi, eye hafi ne Yeho-
wa ƒe dzikudogbe nava mia dzi!
3 Midi Yehowa, mi amesiwo katã
bɔbɔ mia ɖokui ɖe anyi le anyi-
gba dzi, midi dzɔdzɔenyenye, eye
midi ɖokuibɔbɔ yome mɔ, amea
ɖe menya nu o woatsɔ mi aɣla
le Yehowa ƒe dzikudogbe la hĩ!
4 Elabena Gaza azu du gbɔlo,
eye Askalon azu aƒedo; woanyã
Asdod le ŋdɔkutsu dzatsɛ, eye
woaho Ekron kple ke. 5 Baba na
mi [k]Kreta-dukɔ, mi amesiwo le
atsiaƒu nu! [l]Filistitɔwo ƒe anyi-
gba Kanaan, mia ŋue Yehowa ƒe
gbe va ɖo, eye matsrɔ̃ wò, ale
be ame navɔ le dziwò. 6 Kreta
azu lãnyiƒe na lãkplɔviwo kple
lãkpɔ na alẽwo. 7 Anyigba, si le
atsiaƒu nu la, azu Yuda ƒe aƒe la
ƒe ame mamleawo tɔ, eye woaɖu
gbe le edzi; woatsyɔ akɔ ɖe As-
kalon ƒe aƒewo me le fiẽ, ne Ye-
howa, woƒe Mawu la, va kpɔ wo
ɖa, eye [r]wògaɖo wo te.

8 Mese [a]Moab ƒe aləmedede
kple [b]Amon-viwo ƒe vlododo, wo
amesiwo ɖe aləme le nye dukɔ
ŋu, eye woka ɖe eƒe anyigba ŋu.
9 Eyata ale Yehowa Zebaot, Israel
ƒe Mawu la, gblɔ esi: Metà ɖokui-
nye ƒe agbe: Ne Moab mazu abe
[d]Sodom ene, eye Amon-viwo abe
Gomora ene o fĩ! Woazu ŋuve,
dzeʋe kple gbegbe tegbee; nye
dukɔ ƒe susɔea aha wo, eye nye
dukɔ ƒe mamlea atsɔ wo anyi do-
mee. 10 Esia adzɔ ɖe wo dzi le
woƒe ɖada ta, elabena woɖe alɔ-
me, eye woka ɖe Yehowa Zebaot
ƒe dukɔ la ŋu. 11 Yehowa anye
ame dziŋɔ anɔ wo nu, elabena
ana legbawo katã nu nayi le anyi-
gba dzi, eye dukɔwo ƒe ƒukpowo
katã ado gbe ɖa nɛ, amesiame le
enɔƒe.
12 Mada nye yi mi [g]Kusitɔwo
hã! 13 Ado eƒe asi ɖa ɖe anyiehe
ŋu, eye wòatsrɔ̃ Asur, ana Nini-
we nazu gbegbe, eye wòaƒu kpla-
kplakpla abe tagba ene.[h] 14 Lã-
hawo kple gbemelã vovovowo
atsyɔ akɔ [k]ɖe eme, eye [l]aluge
kple hlɔmade atsi woƒe sɔtiwo ƒe
kɔ te adɔ. Ha anɔ ɖiɖim le fesrɛ
nu, eye anyiglãgo anɔ kpui nu,
elabena sederʋuƒowo atsi go. 15
Ðe du, si nɔa aseye tsom, eye
wòli bɔkɔɔ henɔa gbɔgblɔm le eƒe
dzi me be: [o]Míawoe nye gɔglɔ̃-
mitɔgɔ̃wo la, nye esia? Ke azɔ
la ezu gbegbe kple gbemelãwo
mlɔƒe, eye amesiame, si ato eŋu
ayi la, ado tsiã, eye wòaʋuʋu asi.

Ðoɖiɖodo na Yerusalem.

3. Baba na du sẽto, si ƒo ɖi, eye
wòsẽa ŋuta! 2 Egbe toɖoɖo,
eye mena wohe to nɛ o; meɖo
dzi ɖe Yehowa ŋu o, eye mete
ɖe eƒe Mawu ŋu o. 3 Eƒe ame-
gãwo le eme abe dzata degbe
ene, eye eƒe ʋɔnudrɔ̃lawo le abe
amegãxi, siwo le zã me, eye wo-
mekpɔtɔa naneke ɖi na ŋdi o la
ene.[r] 4 Eƒe nyagblɔɖilawo nye to-
flokowo kple alakpatɔwo; eƒe nu-
nɔlawo do gu nu kɔkɔe la, eye
woto vo ɖe se la ŋu.[s] 5 Yehowa
enye dzɔdzɔetɔ le wo dome, eye
mewɔa nu gbegblẽa ɖeke o; eɖea
eƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ doa goe ŋdi sia
ŋdi, eye medzudzɔnɛ o; ke ame
vɔ̃ɖi menya nuka nye ŋukpe o.
6 Metsrɔ̃ dukɔwo, eye woƒe mɔ̃-
wo gbã; meɖo gbegbe woƒe ablɔ-
wo, eye ame megatoa wo me yina
o; woƒe duwo gbã zu aƒeɖo, eye
ame vɔ le wo me. 7 Megblɔ be:
Ne evɔ̃m, eye wòna wohe to nɛ
la, ekema nyemagblẽ eƒe nɔƒe o,
eye nusiwo katã meɖo ɖe eŋu la,
mava edzi o; ke wole nu vɔ̃ɖi wɔ-
wɔ dzi ɖaa atraɖi. 8 Eyata ale Ye-
howa gblɔ esi: Mikpɔ asinyenu,
vaseɖe gbesigbe [e]manye ɖasefo
atsɔ; elabena nye ɖoɖo wònye be,
maƒo dukɔwo nu ƒu, eye mana
fiaɖuƒewo nakpe ta, ne matrɔ [f]nye
dziku kple nye dɔmedzoe heliheli
katã akɔ ɖe wo dzi. Elabena nye
ŋuʋaʋã ƒe dzo afiã anyigba bli-
bo la.

Mesia ƒe vavaɣi ŋugbeɖoɖo.

9 Emegbe makɔ nuyi ŋu na
dukɔwo, ne wo katã nayɔ Yeho-
wa ŋkɔ, eye woatsɔ nusɔsɔ asu-
bɔe. 10 Nye ameha, siwo ka hlẽ,
amesiwo doa gbe ɖa nam la, atso
tɔsisi la ƒe go keme le [i]Kus, eye
woahe vɔsanuwo vɛ nam. 11 Ye-
maɣi la ŋu magakpe wò le wò
nuwɔna, siwo katã nètsɔ to vo
ɖe ŋunye la ŋu o; elabena maɖe
amesiwo nɔa aseye tsom nɔa ɖa-
ɖam la ɖa le dowòme, eye mà-
gado ɖokuiwò ɖe dzi le nye to
kɔkɔe la dzi azɔ o. 12 Eye [n]ma-
kpɔtɔ dukɔ ɖagbi, si bɔbɔ eɖokui
ɖe anyi la, ɖe mewò, eye woaɣla
wo ɖokui ɖe Yehowa ƒe ŋkɔ me.
13 Israel ƒe ame mamleawo mawɔ
nu gbegblẽ o, womaka aʋatso o,
eye alakpaɖe manɔ nu me na wo
o; ke boŋ woaɖu nu, eye woatsyɔ
akɔ anyi ɖi, amea ɖeke mado voɖi
na wo o.
14 Zion-nyɔnuvi, [p]tso aseye, Is-
rael, do ɣli; Yerusalem-nyɔnuvi,
kpɔ dzidzɔ, natso aseye tso dzi
blibo me! 15 Yehowa ɖe wò ʋɔ-
nuɖɔdrɔ̃ ɖa, eye wòkplɔ wò futɔ
dzoe; Yehowa, Israel ƒe fia la, le
dowòme, nu vɔ̃ɖia ɖeke madzi ŋɔ
na wò azɔ o. 16 Yemaɣi la woa-
gblɔ na Yerusalem be: Megavɔ̃
o; Zion, wò asi megado agblɔ o!
17 Yehowa, wò Mawu la, le do-
wòme, kalẽtɔ, si ate ŋu axɔ na
ame la wònye. [t]Akpɔ dzidzɔ le
ŋuwò vevie, azi ɖoɖoe le lɔlɔ̃ me,
eye wòakpɔ dzidzɔ atso aseye ɖe
ŋuwò! 18 Maƒo amesiwo le nu

a Yer. 48.
b Yer. 49, 1.
d Mo. 1. 19, 24.
e Yoel 4, 2.
f Ps. 79, 6.
g Xez. 30, 9.
h Nax. 1, 1.
i Ps. 68, 32; Dɔ. 8, 27.
k Yes. 13, 21.
l Yes. 34, 11.
n Xez. 6, 8.
o Yes. 47, 8.
p Zax. 9, 9.
r Xez. 22, 27.
s Mi. 3, 11.
t Yes. 62, 5.

xam, eye wole adzɔge tso takpe-
kpe gbɔ la nu ƒu; mia deviwo
wonye, eye ŋukpe le wo dzi.
19 Kpɔ ɖa, mawɔ nu kple ame-
siwo katã te mi ɖe anyi la ɣema-
ɣi, [b]makpe ɖe ata ŋeŋee tɔwo ŋu,
maƒo amesiwo kaka hlẽ la nu ƒu,
eye matsɔ wo awɔ kafukafu kple
bubu le anyigba, siwo katã dzi
wodo ŋukpe wo le la dzi. 20 Ma-
kplɔ mi agbɔe ɣemaɣi, eye maƒo
mia nu ƒu ɣemaɣi; elabena ne
[a]medo mi te miekpɔ kple ŋku la,
matsɔ mi awɔ bubu kple kafu-
kafu le anyigba dzi dukɔwo katã
dome; Yehowa ye gblɔe!

a Yer. 29, 14; Is 2, 7.
b Mi. 4, 7.

---

# XAGAI ƑE AGBALẼ.

---

**Tohehe-nyagblɔɖi le ƒomewɔwɔ le gbedoxɔ-tutu me ŋuti.**

**1.** Le fia Dario ƒe ƒe evelia me,
le dzinu aɖelia ƒe ŋkeke gbãtɔ
dzi la Yehowa ƒe gbe va na Yuda
ƒe anyigbanunɔla Zerubabel, Seal-
tiel vi, kple nunɔlagã Yosua, Yo-
zadak vi, to nyagblɔɖila Xagai
dzi bena:[e] 2 Ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Amesiawo le gbɔgblɔm
be: Azã meɖo edzi, be woatu Ye-
howa ƒe xɔ haɖe o. 3 Eye Ye-
howa ƒe gbe va to nyagblɔɖila
Xagai dzi bena: 4 Azã de na mia-
wo ya, be mianɔ xɔ, siwo me wofa
ʋuƒo ɖo la me, eye xɔ sia ya na-
nye glikpo anɔ anyia?[f] 5 Eyata
ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Milė
ŋku ɖe miaƒe zɔzɔme ŋu: 6 [g]Mieƒã
nu taŋtaŋ, gake nu ʋeea ɖe ko mie-
ŋe; mieɖu nu, meɖi ƒo na mi o;
mieno nu, meɖi kɔ na mi o; mieta
avɔ, meɖe dzo lã me na mi o; mie-
wɔ dɔ xɔ fetu, eye mietsɔe de
kotoku ŋɔŋɔ me. 7 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Milė ŋku ɖe miaƒe
zɔzɔme ŋu! 8 Miyi towo dzi mia-
tsɔ atiwo vɛ, be miatu xɔ lae, ne
wòadze ŋunye, eye bubu nanɔ
ŋunye, Yehowa ye gblɔe. 9 Miele
nu geɖe sinu kpɔm, gake mesɔ
gbɔ o; miehe nu va aƒee, ke meɖo
ƒuƒu ɖee. Yehowa be: Nuka tae
ma? Le esi nye xɔ nye glikpo
li, ke miawo mia dome amesiame
le duɖime kem le eƒe xɔtutu me
la tae! 10 Eyata dziƒo te [i]zãmu
mi, eye anyigba te agblemenu mi
ɖo; 11 eyata meyɔ [k]kuɖiɖi ɖe
anyigba kple towo ŋu, ɖe bli, aha
yeye kple ami ŋu, ɖe nusiwo miena
tsoa anyigba me la ŋu, ɖe ame-
gbetɔwo kple lãwo kpakple dɔ,
siwo katã wotsɔa asi wɔnɛ la ŋu.
12 Tete Zerubabel, Sealtiel vi,
kple nunɔlagã Yosua, Yozadak vi,
kpakple dukɔ la ƒe susɔeawo katã
wose Yehowa, woƒe Mawu ƒe gbe
kple nyagblɔɖila Xagai ƒe nya,
siwo Yehowa, woƒe Mawu la, de
asi nɛ ɖo ɖe wo; eye dukɔ la vɔ̃
Yehowa. 13 Eye Xagai, Yehowa
ƒe [d]ame dɔdɔ la, to Yehowa ƒe gbe
na dukɔ la bena: Ale Yehowa
gblɔ esi: Meli kpli mi. 14 Tete
Yehowa de dzo lã me na Yuda ƒe
anyigbanunɔla Zerubabel, Seal-
tiel vi, kple nunɔlagã Yosua, Yo-
zadak vi, kpakple dukɔ ƒe susɔea-
wo katã, be wova hewɔ dɔ le Ye-
howa Zebaot, woƒe Mawu la ƒe
xɔ la ŋu, 15 le fia Dario ƒe ƒe eve-
lia me le dzinu adelia ƒe ŋkeke
blave vɔ enelia dzi.

d Mal. 2, 7.
e Ezra 4, 24; 5, 1. 2.
f Sam. II. 7, 2.
g 2, 16; Mo. V. 28, 38.
h Ezra 3, 12.
i Fia. I. 17, 1.
k 2, 17; Am. 4, 9.
l Mo. II. 19, 5.
n Zax. 4, 6.
o Heb. 12, 26.

**Nyagblɔɖi le gbedoxɔ la ƒe ŋutikɔkɔe kple Mesia vaɣi ŋuti.**

**2.** Le dzinu adrelia ƒe ŋkeke bla-
ve vɔ ɖekɛlia dzi la Yehowa
ƒe gbe va to nyagblɔɖila Xagai
dzi bena: 2 Gblɔ na Yuda ƒe anyi-
gbanunɔla Zerubabel, Sealtiel vi,
kple nunɔlagã Yosua, Yozadak vi,
kpakple dukɔ la ƒe susɔea bena:
3 Mia dometɔ susɔea, siwo kpɔ
xɔ [h]tsãtɔ ƒe atsyɔ̃ la, aleke miele
esia kpɔmi? Esia meɖi naneke
le mia ŋku me o ɖe! 4 Eyata
Zerubabel, lė dzi ɖe ƒo, Yehowa
ye gblɔe! Nunɔlagã Yosua, Yo-
zadak vi, lė dzi ɖe ƒo! Mi dukɔ
hahoo la katã, milė dzi ɖe ƒo, eye
miwɔ dɔ, Yehowa ye gblɔe! Ela-
bena meli kpli mi, Yehowa Ze-
baot ye gblɔe, 5 abe alesi [l]meɖo
gbe ɖi kpli mi, esime mieʋu tso
Egipte la ene; eye nye [n]gbɔgbɔ
anɔ mia dome. Migavɔ̃ o! 6 Ela-
bena ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Esusɔ vie ko maʋuʋu [o]dziƒo kple
anyigba, atsiaƒu kple ƒuƒuiƒe; 7
maʋuʋu dukɔwo katã, eye woahe

dukɔwo katã ƒe nu vevitɔ vɛ, eye [a] 1, 6.
matsɔ ŋutikɔkɔe ayɔ xɔ sia taŋ,
Yehowa Zebaot ye gblɔe. 8 Tɔ-
nyee nye klosalo, eye tɔnyee nye
sika, Yehowa Zebaot ye gblɔe!
9 Xɔ megbetɔ ƒe atsyɔ̃ asɔ gbɔ [b] 1, 11.
wu gbãtɔ tɔ, Yehowa Zebaot ye
gblɔe! Eye made ŋutifafa teƒe
sia, Yehowa Zebaot ye gblɔe!
10 Le Dario ƒe ƒe evelia me, le
dzinu asiekelia ƒe ŋkeke blave vɔ
enelia dzi la Yehowa ƒe gbe va
to nyagblɔɖila Xagai dzi bena:
11 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
Mibia nunɔlawo, ne woafia nu mi
be: 12 Ne ŋutsua ɖe lɔ lã kɔkɔe
ɖe avɔ nu, eye avɔ la toga ka
abolo alo nuɖaɖa, wein, ami alo
nuɖuɖua ɖe ŋu la, ɖe nusiawo ŋu
akɔa? Nunɔlawo ɖo ŋu gblɔ be-
na: Kpao. 13 Eye Xagai gblɔ
bena: Ne amea ɖe gblẽ kɔ ɖo na
eɖokui ɖe [d]ame kuku ŋu, eye wòka [d] Mo. III. 5, 2; Mo. IV. 19, 22.
asi nusiawo katã ŋu la, ɖe woa- [e] kp. 6.
wo hã azu nu makɔmakɔa? Nu-
nɔlawo ɖo ŋu gblɔ bena: Woazu
nu makɔmakɔ. 14. Tete Xagai ɖo
ŋu gblɔ bena: Yehowa be: Alea
dukɔ sia kple anyigba dzi dukɔ sia
le; alea woƒe asinudɔwɔwɔwo ka-
tã kple vɔ, siwo wosana la le; wo
ŋu mekɔ o. 15 Azɔ minyẽ kɔ kpɔ
megbe tso egbe dzi, esi wome-
kpɔ tsɔ kpe ɖo kpe dzi le Yeho-
wa ƒe gbedoxɔ la tutu me haɖe [f] Zax. 4, 6. 7.

o: 16 Xemaɣi la wova [a]lu babla-
kɔa ɖe, si anye nudotree blave la
gbɔ, ke wo ame ewo ko wònɔ; wo-
va weinfiãƒe, be woaku goe blaa-
tɔ̃, gake wo ame blave ko wònɔ.
17 [b]Mehe to na mi ɖe miaƒe asi-
nudɔwɔwɔwo katã ŋu, ale be mia-
ƒe bliwo hlɔ̃, eye wodze heteku,
eye dzikpewo dza; gake miegbe
tɔtrɔ ɖe ŋunye, Yehowa ye gblɔe!
18 Minyẽ kɔ kpɔ megbe tso egbe,
dzinu asiekelia ƒe ŋkeke blave vɔ
enelia dzi vaseɖe gbesigbe woɖo
Yehowa ƒe gbedoxɔ gɔme anyi
la dzi; milé ŋku ɖe eŋu: 19 Ɖe
nukuwo tsi ava mea, eye ɖe wein-
ka kple gboti, yevuboɖati kple
amiti wogbe tsetsea? Made yayra
aƒe tso ŋkeke ma dzi.
20 Eye Yehowa ƒe gbe va na Xa-
gai zi evelia, le dzinu la ƒe ŋkeke
blave vɔ enelia dzi bena: 21 Gblɔ
na Yuda ƒe anyigbanunɔla Zeru-
babel bena: [e]Mele dziƒo kple anyi-
gba ʋuʋu ge, 22 mamũ fiaɖuƒe-
wo ƒe fiazikpuiwo aƒu anyi, eye
matsrɔ̃ dukɔwo ƒe fiaɖuƒe sesẽ-
wo, mamũ tasiaɖamwo kple wo
me nɔlawo aƒu anyi, sɔwo kple wo
dolawo adze anyi, eye amesiame
atsi ehavi ƒe yi nu. 23 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Xemaɣi la matsɔ
wò, nye dɔla Zerubabel, Sealtiel
vi, awɔ ŋkɔsigee; elabena wòe
metia, Yehowa Zebaot ye gblɔe![f]

# ZAXARYA ƑE AGBALẼ.

**Kpokplɔyideme. Nuxɔxlɔ̃ hena dzimetɔtrɔ.**

1. Le Dario ƒe ƒe evelia me, le
dzinu enyilia dzi la Yehowa
ƒe gbe va na nyagblɔɖila [g]Zaxar- [g] Ezra 5, 1.
ya, Ido vi Berexya ƒe vi, bena:
2 Yehowa do dɔmedzoe ɖe mia
fofowo ŋu vevie. 3 Eyata ale na-
gblɔ na wo enye si: Yehowa Ze-
baot be: [h]Mitrɔ ɖe ŋunye, Yeho- [h] Mal. 3, 7; Yak. 4, 8.
wa Zebaot ye gblɔe, ekema nye
hã matrɔ ɖe mia ŋu, Yehowa Ze-
baot ye gblɔe! 4 Miganɔ abe mia
fofowo ene o; wo amesiwo nya-
gblɔɖila tsãtɔwo gblɔ na bena:
Yehowa Zebaot be: [i]Miɖe asi le [i] Yer. 3, 12; Xez. 33, 11.
miaƒe zɔzɔme vɔ̃ɖiwo kple nuwɔ-
na vɔ̃ɖiwo ŋu! Ke wogbe toɖoɖo,
eye womelé ŋku ɖe ŋunye o, Ye-
howa ye gblɔe! 5 Afika mia fo-

fowo le azɔ, eye ɖe nyagblɔɖila-
wo anɔ agbe tegbetegbea? 6 Ke
nye gbe kple nye tameɖoɖo, siwo
mede asi na nye dɔla nyagblɔ-
ɖilawo la, ɖe womeva mia fofowo
dzi, ale be woyi ta me hegblɔ be-
na: Alesi Yehowa Zebaot ɖo be,
yeawɔ mí ɖe míaƒe zɔzɔme kple
míaƒe nuwɔnawo nu la, nenema
wòwɔ mí oa?

**Sɔdola la le amitive me.**

7 Le Dario ƒe ƒe evelia me, le
dzinu wuiɖekɛlia Sebat ƒe ŋkeke
blave vɔ enelia dzi la Yehowa
ƒe gbe va na Zaxarya, Ido vi Be-
rexya ƒe vi, bena: 8 Le zã me la
mekpɔ ŋutega, eye kpɔ ɖa, ŋu-
tsua ɖe do sɔ dzĩa ɖe, eye wòtɔ
ɖe gbemiti, siwo le bali me la do-

mee, eye sɔ, siwo le dzíe, hẽ kple ɣie la, le emegbe.[a] 9 Tete megblɔ bena: Nye aƒetɔ, amekawoe nye esiawo? Eye mawudɔla, si ƒo nu kplim la, gblɔ nam bena: Magblɔ amesiwo wonye la, afia wò. 10 Tete ŋutsu, si tɔ ɖe gbemitiawo domee la, xɔ edzi gblɔ bena: Woawo nye amesiwo Yehowa dɔ, be woaɖatsa le anyigba dzi. 11 Eye woɖo ŋu na Yehowa ƒe dɔla, si tɔ ɖe gbemitiawo domee la, gblɔ bena: Míeyi ɖatsa le anyigba dzi, eye kpɔ ɖa, ɖoɖoe zi le anyigba blibo la ŋu klenee. 12 Tete Yehowa ƒe dɔla la xɔ edzi gblɔ bena: Yehowa Zebaot, ɣekaɣi nagbe [f]nublanuikpɔkpɔ na Yerusalem kple Yudadu, siwo ŋu nèdo dziku ɖo [g]ƒe blaadre sɔŋ enye si la, ase ɖo? 13 Tete Yehowa gblɔ nya nyui kple akɔfanyawo na mawudɔla, si ƒo nu kplim la. 14 Eye mawudɔla, si ƒo nu kplim la, gblɔ nam bena: Ðe gbe ƒã be: Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Maʋã ŋu ɖe Yerusalem kple Zion nu vevie, 15 eye dzi akum vevie ɖe dukɔ dadalawo ŋu; elabena esi dɔ me nya vem vie ko la, woawo kpe asi ɖe eŋu hetrɔ gbegblẽ la ɖo.[i] 16 Eyata ale Yehowa gblɔ esi: [k]Makpɔ nublanui na Yerusalem agatrɔ ɖe eŋu, woatu nye xɔ ɖe eme, eye woada dzidzeka ɖe Yerusalem ŋu, Yehowa Zebaot ye gblɔe! 17 Gaɖe gbe ƒã bena: Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Nu nyui agagbagba ɖe nye duwo me, Yehowa [n]agave Zion nu, eye [o]wòagatia Yerusalem.

### Lãdzo eneawo kple nutala eneawo.

**2** Tete mefɔ kɔ dzi heɖo ŋku anyi, eye mekpɔ lãdzo ene. 2 Eye megblɔ na mawudɔla, si ƒo nu kplim bena: Nusiawo gɔme ɖe? Eɖo ŋu nam bena: Woawoe nye lãdzo, siwo kaka Yuda, Israel kple Yerusalem hlẽ la. 3 Eye Yehowa na mekpɔ gbede ene. 4 Tete megblɔ be: Nuka wɔ ge amesiawo va? Eɖo ŋu bena: Esiawo nye lãdzo, siwo kaka Yuda hlẽ, ale be amea ɖeke megafɔ ta dzi o la; eyaṭa wova, be yewoaɖo ŋɔdzi na wo, eye yewoatutu dukɔ, siwo kɔ dzo dzi ɖe Yuda-nyigba ŋu, be woakakae ahlẽ la ƒe dzowo aƒu anyi.

### Dutsu la kple nudzidzeka la.

5 Tete mefɔ kɔ dzi heɖo ŋku anyi, eye mekpɔ ŋutsua ɖe lé [b]dzidzeka ɖe asi. 6 Eye megblɔ bena: Afika nèyina? Eɖo ŋu nam bena: Yerusalem dzidze ge meyina, ne makpɔ alesi wòkeke kple alesi wòdidii. 7 Eye mawudɔla, si ƒo nu kplim la do, eye mawudɔla bubu do va kpee. 8 Tete wògblɔ nɛ bena: Ðe abla naɖagblɔ na ɖekakpuivi ma bena: Yerusalem anɔ [d]nuvo le ame kple lã geɖe, siwo anɔ eme la ta. 9 Nye ŋutɔ [e]manye dzogli anɔ eŋu godoo, eye manye atsyɔ̃ anɔ eme, Yehowa ye gblɔe.

10 Hee! hee! Misi tso anyiehenyigba dzi, Yehowa ye gblɔe; elabena mekaka mi hlẽ ɖe dziƒo ƒe ya eneawo dzi, Yehowa ye gblɔe! 11 Hee! Mi amesiwo le Babel-nyɔnuvi gbɔ, misi yi Zion! 12 Elabena ale Yehowa Zebaot gblɔ esi: Bubu ta wòdɔm ɖe dukɔ, siwo ha mi la gbɔ ɖo; elabena amesi ka asi mia ŋu la, eka asi eƒe [h]ŋkuvi ŋu. 13 Kpɔ ɖa, manyẽ nye asi ɖe wo ŋu, ne woazu aboyonu na woƒe kluviwo, eye miadze sii be, Yehowa Zebaot ye dɔm ɖa.

14 Zion-nyɔnuvi, tso aseye nakpɔ dzidzɔ; elabena megbɔna, be manɔ dowòme, Yehowa ye gblɔe! 15 Yemaɣi la [l]dukɔ geɖewo aku ɖe Yehowa ŋu ahazu nye dukɔ, eye manɔ dowòme, ne nadze sii be, Yehowa Zebaot ye dɔm ɖe gbɔwò. 16 Yehowa axɔ Yuda awɔ eya ŋutɔ tɔe le anyigba kɔkɔe la dzi, eye [p]wòagatia Yerusalem. 17 Ŋutilãwo katã nezi ɖoɖoe le Yehowa ŋku me! Elabena efɔ tso eƒe nɔƒe kɔkɔe la.[r]

### Nunɔlagã Yosua le Aƒetɔ la ƒe dɔla ŋku me.

**3** Eye wòna mekpɔ nunɔlagã [s]Yosua tsi tre ɖe Yehowa ƒe dɔla ŋku me, eye [t]Satana tsi tre ɖe eƒe ɖusi me, be wòatso enu. 2 Tete Yehowa gblɔ na Satana bena: [u]Yehowa blu ɖe tawò, Satana, Yehowa, amesi tia Yerusalem la, blu ɖe tawò! Ðe menye eyae nye ati takpoe woɖe tso dzo me oa? 3 Ke Yosua le awu fodiwo me hetsi tre ɖe mawudɔla

[a] 6, 1–8. [b] Xez. 40, 3. [d] Xez. 38, 11. [e] 9, 8. [f] Ps. 102, 14. [g] Dan. 9, 2. [h] Mo. V. 32, 10. [i] Yes. 47, 6. [k] 8, 3. [l] Yes. 11, 10. [n] Yes. 40, 1. 2. [o] Yes. 14, 1. [p] 1, 17. [r] Xab. 2, 20. [s] Xag. 1, 4. [t] Hl. 1, 9; Nyad. 12, 10. [u] Yu. 9.

la ŋku me. 4 Tete wòxɔ edzi
gblɔ na amesiwo tsi tre ḍe eŋku
me la bena: Miḍe awu ƒoḍiawo
le eŋu! Eye wògblɔ nɛ bena:
Kpɔ ḍa, [b]meḍe wò vodadawo ḍa
le ŋuwò, eye [d]mado atsyɔ̃wuwo
na wò. 5 Eye megblɔ bena: Woa-
tsɔ [f]tablanu dzadzɛ abla ta nɛ!
Tete wotsɔ tablanu dzadzɛ bla
ta nɛ, eye wodo awuwo nɛ, esi-
me Yehowa ƒe dɔla gali ko.
6 Tete Yehowa ƒe dɔla xlɔ̃ nu
Yosua gblɔ bena: 7 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Ne èzɔ nye mɔ-
wo dzi, eye nèlé ŋku ḍe nye ḍo-
ḍowo ŋu, ènɔ nye aƒe nu, eye
nèlé ŋku ḍe nye xɔxɔnuwo ŋu
la, ekema maḍe mɔ na wò nazɔ
[k]amesiwo tsi tre ḍi la dome. 8 Wò
nunɔlagã Yosua kple xɔ̃wò, siwo
bɔbɔ nɔ gbɔwò la, misee; elabena
ŋutsu, siwo nye [l]kpɔdzidze la wo-
nye. Elabena mele nana ge nye
dɔla [n]Zemax nava. 9 Elabena woa-
fɔ [o]ŋku adre ḍe kpe, si metsɔ ḍo
Yosua ŋku me la dzi; kpɔ ḍa, ma-
ŋlɔ nu ḍe edzi, eye maḍe anyi-
gba sia ƒe vodada ḍa le ŋkeke ḍe-
ka dzi, Yehowa Zebaot ye gblɔe.
10 Yemaɣi la [r]mia dome amesia-
me akpe novia ayi weinka kple
gbotiwo te, Yehowa Zebaot ye
gblɔe.

Sika kaḍiti kple amiti eve.

4. Tete mawudɔla, si ƒo nu kplim
la, trɔ gbɔ va nyɔm, abe alesi
wonyɔa ame tsoa alɔ̃ me ene.
2 Eye wògblɔ nam bena: [s]Nuka
kpɔm nèle? Meḍo ŋu bena: Mele
[t]akaḍitia ḍe, si wotsɔ sika ḍeḍe
wɔe la kpɔm; aminu le eta me,
eye akaḍigbɛ adre le eŋu, eye
alɔ adre, siwo me to le la, le aka-
ḍigbɛawo ŋu. 3 Amiti eve le exa,
ḍeka le aminu la ƒe ḍusi me, eye
evelia le eƒe mia me. 4 Eye me-
xɔ edzi gblɔ na mawudɔla, si ƒo
nu kplim la bena: Nye aƒetɔ, nu-
siawo gɔme ḍe? 5 Tete mawu-
dɔla, si ƒo nu kplim la, xɔ edzi
gblɔ nam bena: Mènya nusiawo
gɔme oa? Meḍo ŋu bena: O, nye
aƒetɔ! 6 Tete wòḍo ŋu gblɔ nam
bena: Yehowa ƒe gbe na Zeru-
babel enye si: Mava me to aʋa-
kɔ alo ŋusẽ me o, ke boŋ to nye
gbɔgbɔ dzi, Yehowa Zebaot ye
gblɔe! 7 Wò to gã, nenye nuka

[a] Ps. 122, 6.
[b] Yes. 6, 7.
[d] Yes. 61, 3.
[e] Ezra 3, 8; 6, 14—16.
[f] Mo. II. 28, 39.
[g] 2, 13. 15.
[h] Xag. 2, 3.
[i] 3, 9.
[k] Ps. 91, 11.
[l] Yes. 8, 18.
[n] 6, 12; Yer. 23, 5; 33, 15.
[o] 4, 10; Nyad. 5, 6.
[p] Nyad. 11, 4.
[r] Pia. 1, 5, 5; Mi. 4, 4.
[s] Yer. 1, 11. 13; Am. 8, 2.
[t] Mo. II. 25, 31 v, 40.
[u] Mi. 6, 10.

ke nènye hã, àzu gbadzaƒe le Ze-
rubabel ŋku me. Eyama aḍe eta-
mekpe adoe, eye [a]woanɔ ɣli dom
be: Eme nenyo, eme nenyo nɛ!
8 Eye Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 9 [e]Zerubabel ƒe asie ḍo xɔ
sia gɔme anyi, eye eƒe asi kee
awu enu, ne [g]nadze sii be, Yeho-
wa Zebaot ye ḍom ḍe mia gbɔ.
10 Elabena amekae ado vlo gɔ-
medzedze [h]nyaŋui? Woakpɔ tsu-
mikpe, si le Zerubabel si la, kple
dzidzɔ, wo ame [i]adre siawo nye
Yehowa ƒe ŋku, siwo le tsatsam
le anyigba blibo la dzi.
11 Tete meḍo ŋu gblɔ nɛ bena:
Amiti eve, siwo le akaḍiti la ƒe
ḍusi me kple mia me la gɔme ḍe?
12 Eye megaxɔ edzi gblɔ nɛ be-
na: Amitiḍɔmee eve, siwo le si-
kalɔ, siwo me to le, eye sikami
sina toa wo me la xa la gɔme
ḍe? 13 Tete wògblɔ nam bena:
Mènya nusiawo gɔme oa? Meḍo
ŋu bena: O, nye aƒetɔ! 14 Eye
wògblɔ bena: Woawo nye amivi
eveawo, siwo tsi tre ḍe anyigba
blibo la ƒe Aƒetɔ ŋku me.[p]

Agbalẽ, si le dzodzom.

5. Eye megaƒɔ kɔ dzi heḍo ŋku
anyi, eye mekpɔ agbalẽ toaʋa-
laa ḍe. 2 Tete wògblɔ nam be-
na: Nuka kpɔm nèle? Meḍo ŋu
bena: Mele agbalẽ toaʋalaa ḍe
kpɔm wòḍidi abɔklugui blave, eye
wòkeke abɔklugui ewo. 3 Eye
wògblɔ nam bena: Esia nye fiƒode,
si le anyigba blibo la dzi yim;
elabena fiafitɔwo katã tsi tomahe-
mahe, eye atam dzodzro kalawo
katã tsi tomahemahe. 4 Ale Yeho-
wa Zebaot gblɔ esi: Nyee ḍoe
ḍa, be wòayi fiafitɔ kple atam
dzodzro kala ƒe me le nye ŋkɔ
me, eye wòatsi eƒe xɔ me afiã
eƒe xɔtiwo kple kpewo.
5 Eye mawudɔla, si ƒo nu kplim
la, do va gblɔ nam bena: Fɔ kɔ
dzi nakpɔ nusi do gbɔna la ḍa!
6 Tete megblɔ be: Nuka enye esia?
Eḍo ŋu bena: Esia enye [u]nudotree,
si do gbɔna. Eye wògblɔ bena:
Eyae nye woƒe vodada le anyi-
gba blibo la dzi. 7 Eye kpɔ ḍa,
tsumigbaa ḍe kɔ eḍokui dzi, eye
nyɔnua ḍe bɔbɔ nɔ nudotree la
me. 8 Eye wògblɔ bena: Esia enye
nu vɔ̃ḍi wɔwɔ. Tete wòtigii ḍe

nudotree la me, eye wòtsɔ tsu- [a Ps. 110, 4.]
migba tu enu. 9 Eye esi mefɔ
kɔ dzi la, mekpɔ nyɔnu eve wodo
va, eye ya ɖo aʋala me na wo,
woto aʋala abe damixe ƒe aʋala
ene, eye wokɔ nudotree la ɖe dziƒo
kple anyigba domee. 10 Eye me-
bia mawudɔla, si ƒo nu kplim la
bena: Afika wokɔ nudotree la yi-
nae? 11 Eɖo ŋu nam bena: Ɖe
wobe, yewoatu xɔ nɛ ɖe [b]Sinear- [b Mo. I. 11, 2.]
nyigba dzi, eye ne wotui vɔ la,
woatsɔe adro ɖe enɔƒe le afima.

Tasiaɖam eneawo.

6. Eye megafɔ kɔ dzi heɖo ŋku
anyi, eye mekpɔ tasiaɖam ene
woto tso eve domee; toawo nye
akɔbli towo.[d] 2 Sɔ dzĩwo le tasia- [d 1, 8; Nyad. 6, 2–8.]
ɖam gbãtɔ ŋu, eye sɔ yibɔwo le
tasiaɖam evelia ŋu, 3 sɔ ɣiwo
le tasiaɖam etɔ̃lia ŋu, eye sɔ ŋɔ-
ŋɔe hẽwo le tasiaɖam enelia ŋu.
4 Tete mexɔ edzi gblɔ na mawu-
dɔla, si ƒo nu kplim la bena: Nye
aƒetɔ, nusiawo gɔme ɖe? 5 Ma-
wudɔla la ɖo ŋu gblɔ nam bena: [e 3, 19; Yer. 52, 12.]
Woawoe nye dziƒo ƒe ya eneawo,
siwo tso, esime wotsi tre ɖe anyi-
gba blibo la ƒe [f]Aƒetɔ ŋku me [f 4, 14.]
megbe. 6 Tasiaɖam, siwo ŋu sɔ [g 3, 19; Yes. 58, 5.]
yibɔwo le la, ho ɖo ta anyiehe,
eye ɣiawo kplɔ wo ɖo; ke ŋɔ-
ŋɔeawo ho ɖo ta dziehe. 7 Eye
dzĩawo ho, be yewoayi adatsa le
anyigba dzi. Eye wògblɔ bena:
Miyi [h]miaɖatsa le anyigba la dzi! [h 1, 10.]
Tete woɖatsa le anyigba la dzi.
8 Eye wòyɔm gblɔ nam bena:
Kpɔ ɖa, esiwo ho ɖo ta anyiehe-
nyigba dzi la, woawoe le nye dɔ-
medzoe nu fa ge le anyiehe-nyi-
gba dzi.

Fiakuku ɖoɖo na nunɔlagã Yosua.

9 Tete Yehowa ƒe gbe va nam
bena: 10 Xɔ nunanawo le Xeldai,
Tobiya kple Yedaya si, eye nayi [i Mi. 6, 8.]
Yosiya, Zefanya vi la ƒe me gbe-
magbe, afisi wotso Babel va dze;
11 eye natsɔ klosalo kple sika [k Mo. II. 22, 20. 21.]
awɔ fiakuku aɖo ɖe ta na nunɔla-
gã Yosua, Yozadak vi; 12 eye na-
gblɔ nɛ bena: Ale Yehowa Ze-
baot gblɔ esi: Ŋutsua ɖe, si ŋkɔ
nye [l]Zemax la, amie tso to me, [l 3, 8.]
eye wòatu Yehowa ƒe gbedoxɔ la.
13 Eyama atu Yehowa ƒe gbedoxɔ [m Yes. 48, 4.]
la, eye atsyɔ̃ anɔ eŋu, abɔbɔ nɔ
eƒe fiazikpui dzi aɖu fia, anye
[a]nunɔla anɔ eƒe fiazikpui dzi, eye
ŋutifafa anɔ woa kple eve la do-
me. 14 Ke fiakuku la nenɔ Ye-
howa ƒe gbedoxɔ me, ne woatsɔ
aɖo ŋku Xeldai, Tobiya kple Ye-
daya kpakple Zefanya vi la ƒe
dɔmenyowɔwɔ dzi. 15 Amewo
atso didiƒe ava tu Yehowa ƒe gbe-
doxɔ, eye miadze sii be, Yehowa
Zebaot ye dɔm ɖe mi. Esia ava
me, nenye be, miese Yehowa, mia
Mawu la ƒe gbe.

Menye gota nutsitsidɔe dzea Aƒetɔ la ŋu o, ke boŋ amenuveve dɔwɔwɔe dzea eŋu.

7. Le fia Dario ƒe ƒe enelia me
la Yehowa ƒe gbe va na Za-
xarya, le dzinu asiekelia Kislew
ƒe ŋkeke enelia dzi. 2 Eye Beteltɔ,
siwo nye Sarezer kple Regem-
Melex kpakple woƒe ƒometɔwo, ɖo
ame ɖa, be woaɖaƒo koko le Ye-
howa ŋku me, 3 eye woabia nu-
nɔlawo kple nyagblɔɖilawo, siwo
le Yehowa Zebaot ƒe me la, agblɔ
bena: Ɖe mafa avi atsi nu aɖo le
dzinu [e]atɔ̃lia me, abe alesi mewɔ
ƒe geɖe xoxo enea? 4 Eye Ye-
howa Zebaot ƒe gbe va nam be-
na: 5 Gblɔ na dukɔ hahoo la katã
kple nunɔlawo bena: Esi [g]mietsi
nu dɔ, eye miexa nu le dzinu atɔ̃-
lia kple adrelia me ƒe blaadre sɔŋ
nye esi la, nyee mietsi nu dɔ na
loo? 6 Eye ne miedu nu no nu
la, ɖe menye mia ŋutɔwoe nye
nuaɖulawo kple nuanolawo oa?
7 Ɖe menye esia nye nya, si Ye-
howa tsɔ ɖe gbe fãe to nyagblɔ-
ɖila tsãtɔwo dzi, esime Yerusa-
lem kple eƒe du, siwo ƒo xlãe
godoo la, li bɔkɔɔ, eye ame le
wo me, eye ame le dziehe kple
gbadzaƒe la oa?
8 Eye Yehowa ƒe gbe va na
Zaxarya bena: 9 Ale Yehowa Ze-
baot gblɔ esi: [i]Midrɔ̃ ʋɔnu ɖe
eteƒe, eye mia dome amesiame
nelɔ̃ ehavi, eye wòakpɔ nublanui
nɛ! 10 [k]Migate ahosiwo kple tsyɔ̃e-
viwo, amedzrowo kple ame dahe-
wo ɖe anyi o, eye migaɖo nu vɔ̃ɖi
wɔwɔ ɖe ta me ɖe mia nɔewo ŋu
o! 11 Ke wogbe toɖoɖo, wolia
ʋume kpakoo, eye wote nu ɖe to
me, be yewomagase nu o. 12 Wo-
tsɔ woƒe dzi wɔ [m]lotamekpee, be
yewomagase se la kple Yehowa
Zebaot ƒe nya, siwo wòɖo ɖa to

efe gbɔgbɔ kple nyagblɔdila tsā-
tɔwo dzi la o; eyata dɔmedzoe
gã tso Yehowa Zebaot gbɔ va ɖo.
13 Eyata alesi meyɔ wo wogbe
esese la, nenema woayɔm, ke nye-
masee o, Yehowa Zebaot ye gblɔe.
14 Makaka wo ahlẽ ɖe dukɔ, siwo
katã womenya o la dome, eye
anyigba la atsi anyi aƒedoe le wo
megbe, ale be amea ɖeke magato
edzi ayi o; eye ale woatsɔ anyi-
gba vevi la awɔ gbegbee.

**Nyagblɔɖi le xɔxɔ, si ava na Mawu ƒe dukɔ la ŋuti, si avã trɔ̃subɔlawo, ale bena woadi Mawu [illegible] yome.**

8. Eye Yehowa Zebaot ƒe gbe va
bena: 2 Ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: [b]Meʋã ŋu ɖe Zion nu
vevie, eye medo dziku vevie he-
ʋã ŋu ɖe enu. 3 Ale Yehowa
gblɔ esi: [f]Magatrɔ ɖe Zion ŋu,
eye manɔ Yerusalem. Woayɔ Ye-
rusalem be „nyateƒedu", eye Ye-
howa Zebaot ƒe to la be „to kɔ-
kɔe". 4 Ale Yehowa Zebaot gblɔ
esi: Amegã ɖeɖiwo kple nyagãwo
agabɔbɔ nɔ Yerusalem ƒe ablɔwo
me, eye wo dometɔ ɖesiaɖe alé
atizɔti ɖe asi le ƒe gede xɔxɔ ta.[g]
5 Ɖutsuviwo kple nyɔnuviwo ayɔ
dua ƒe ablɔwo me taŋ, eye woa-
nɔ fefem le eƒe ablɔwo me. 6 Ale
Yehowa Zebaot gblɔ esi: Ne enye
nukunu na dukɔ sia ƒe susɔea le
ɣemaɣi la, ɖe wòanye [i]nukunu
na nye hã loo? Yehowa Zebaot ye
gblɔe. 7 Ale Yehowa Zebaot gblɔ
esi: Kpɔ ɖa, maɖe nye dukɔ tso
ɣedzeƒe-nyigba kple ɣetoɖoƒe-
nyigba dzi, 8 eye makplɔ wo vɛ, ne
woanɔ Yerusalem, [k]woanye nye
dukɔ, eye manye Mawu na wo le
nyateƒe kple dzɔdzɔenyenye me.
9 Ale Yehowa Zebaot gblɔ esi:
[l]Agbe neɖo miaƒe asiwo me, mi
amesiwo se nya siawo tso nya-
gblɔɖilawo nu le ŋkeke siawo me,
nya, siwo wogblɔ na mi le gbe-
sigbe woɖo Yehowa Zebaot ƒe xɔ
la gɔme anyi, be woagatu gbe-
doxɔ la. 10 Hafi ŋkeke siawo naɖo
la, fetu menɔ anyi na amegbe-
tɔwo kple lãwo o; amesi do alo
va eme la ŋu mefa o, le futɔ ta,
eye meɖe adã ta me na amegbe-
tɔwo katã ɖe wo nɔewo ŋu. 11 Ke
azɔ la nyemele na dukɔ sia ƒe
susɔea abe tsã ene o, Yehowa
Zebaot ye gblɔe; 12 ke boŋ nuku

ŋu afa, eye weinka atse, anyigba
aʋã nu, eye dziƒo adza zãmu,
eye mana nusiawo katã nazu dukɔ
sia ƒe susɔea tɔ. 13 Yuda ƒe aƒe
kple Israel ƒe aƒe, alesi mienye
fiƒode le dukɔwo domee la, nene-
ma maxɔ na mi, be miazu [a]yayra;
migavɔ̃ o, agbe neɖo miaƒe asiwo
me! 14 Ale Yehowa Zebaot gblɔ
esi: Alesi meɖo ta me be, mawɔ
vɔ̃ mi, eye mevem o, le esi mia
fofowo do dziku nam ta la, Ye-
howa ye gblɔe, 15 nenemae me-
gaɖo ta me le ŋkeke siawo me be,
mawɔ nyuie na Yerusalem kple
Yuda ƒe aƒe la; migavɔ̃ o! 16 Nu-
siwo miawɔ la, wonye esi: Ame-
siame [d]neto nyateƒe na ehavi, mi-
drɔ̃ ʋɔnu ɖe eteƒe le ŋutifafa me
le miaƒe ablɔwo me! 17 [e]Migaɖo
vɔ̃ ɖe dzi me ɖe mia nɔewo ŋu
o, eye alakpatamkaka megavivi
mia nu o, elabena melé fu nusia-
wo katã, Yehowa ye gblɔe.
18 Eye Yehowa Zebaot ƒe gbe
va nam bena: 19 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Nutsitsidɔ le
dzinu enelia kple etɔ̃lia dzi, le
dzinu adrelia kple ewolia dzi azu
dzidzɔkpɔkpɔ kple aseyetsotso
kpakple ŋkekenyuie na Yuda ƒe
aƒe la; ke milɔ̃ nyateƒe kple ŋu-
tifafa![h] 20 Ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Dukɔwo kple du gede-
wo me nɔlawo agava. 21 Eye du
si me nɔlawo atso aɖagblɔ na eke-
me me nɔlawo bena: Mitso, ne
míayi aɖaƒo koko le Yehowa ŋku
me, eye míadi Yehowa Zebaot.
Nye hã mayi! 22 Eye dukɔ ge-
ɖewo kple anyigba dzi dukɔ gã-
wo ava di Yehowa Zebaot le Ye-
rusalem, eye woaƒo koko le Ye-
howa ŋku me. 23 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Ɣemaɣi la ŋu-
tsu ewo atso dukɔwo ƒe gbegbɔ-
gblɔwo katã me alé Yuda-ŋutsu
ɖeka ƒe awu toga agblɔ bena:
Míayi kpli mi, elabena míese be,
Mawu li kpli mi.

**Trɔ̃subɔlawo teteɖeanyi.**

9. Esia nye Yehowa ƒe nya, si
wògblɔ ɖe Xadrax-nyigba ŋu,
kple eƒe nya, si va nɔ [n]Damasko
—elabena Yehowa ƒe ŋku le ame-
gbetɔwo kple Israel ƒe toawo katã
ŋu — 2 hekpe ɖe Xamat, si do liƒo
nɛ, kple [o]Tiro kpakple Zidon ŋuti,

[a] Mo. I. 12, 2.
[b] 1, 14.
[d] El. 4, 25.
[e] 7, 10.
[f] 1, 16.
[g] Yes. 65, 20.
[h] 7, 3. 5; Yer. 32, 6. 12; 41, 1; 52, 4.
[i] Lu. 1, 37.
[k] Yer. 24, 7.
[l] Yes. 35, 3.
[n] Yes. 17, 1.
[o] Yes. 23; Yer. 47, 4; Xez. 26 v. 28.

le esi nunya le wo si ŋutɔ ta.
3 Tiro tu mɔ̃ sesẽ na eɖokui, eli
kɔ klosalo gleglegle abe ke ene
kple sika abe gbeɖuɖɔ le kpɔdo-
mee ene. 4 Kpɔ ɖa, Afetɔ la ana
woaxɔe, eye atsiaƒu agblẽ eƒe
ŋusẽ dome, ke dzo afiã eya ŋutɔ.
5 [a]Askalon akpɔe, eye vɔvɔ̃ aɖoe, [a] Yer. 47.
dzidzi aƒo Gaza akpe ɖe Ekron
ŋu, elabena eƒe sitsoƒe azu ŋukpe.
Fia atsrɔ̃ ɖa le Gaza, eye Aska-
lon azu aƒedo. 6 Ame tsakatsa-
kawo anɔ Asdod, eye matsi Fili-
stitɔwo ƒe dada nu. 7 Maɖe ʋu
ɖa le eƒe nu me kple ŋunyɔnu
ɖa le eƒe aɖuwo dzi, eya hã asu-
sɔ na mía Mawu, eye wòanɔ abe
Yuda ƒe amegãwo ene, eye Ekron
anɔ abe Yebusitɔwo ene. 8 [b]Ma- [b] 2, 9.
nye dzɔla aƒu asaɖa anyi ɖe nye
aƒe ŋu le ameslwo vana gadzona
la ta, eye ŋutasẽla magaƒo ɖe wo [d] Mat. 9, 36.
dzi azɔ o, elabena nye ŋutɔ me-
kpɔe kple nye ŋkuwo.

Mesia, si anye fia ŋutifafatɔ kple ŋusẽtɔ ŋugbedodo. [e] 11, 5.

9 [f]Zion-nyɔnuvi, kpɔ dzidzɔ ve- [f] Zef. 3, 14; Mat. 21, 5.
vie, Yerusalem-nyɔnuvi, tsoaseye!
Kpɔ ɖa, wò fia gbɔna gbɔwò, dzɔ-
dzɔetɔ kple xɔnametɔ wònye, eye
wòdo tedzi kple tedzivi, si nye
tedzinɔ ƒe vi. 10 Matsrɔ̃ tasia-
ɖam ɖa le Efrayim kple sɔwo ɖa [g] Yer. 30, 21.
le Yerusalem, aʋadatiwo atsrɔ̃,
eye wòaɖe gbe ƒã ŋutifafa le du-
kɔwo dome; eƒe fiaɖuƒe atso atsia-
ƒu nu ayi atsiaƒu nu, eye tso tɔ-
sisi la nu vaseɖe anyigba ƒe mlɔe-
nuwo ke.[h] 11 Maɖe asi le wò ga- [h] Mi. 5, 9.
tɔwo hã ŋu tso do ƒuƒlu la me,
le [i]ʋu, si metsɔ bla nu kpli wò [i] Mo. II. 24, 8.
la ta. 12 Mi gatɔ, siwo le mɔ
kpɔm, mitrɔ gbɔ va mɔ̃ sesẽ la
me! Mele gbe ƒã ɖem egbea be:
Maɖo eteƒe na wò [k]zi gbɔ zi eve. [k] Yes. 61, 7.
13 Elabena mehe Yuda me abe
dati ene, eye metsɔ Efrayim wɔ
aŋutrɔe heɖo edzi; Zion, maɖe
adã ta me na viwòwo ɖe [l]Hela- [l] Dan. 8, 21. 22.
viwo ŋu, eye matsɔ wò awɔ ka-
lẽtɔ ƒe yii. 14 Yehowa aɖo ɖe
wo ta me, eye eƒe aŋutrɔ alũ ʋɔ
abe dzikedzo ene. Afetɔ Yehowa
aku kpẽ, eye wòanɔ dziehe ƒe
ahom me ava yi. 15 Yehowa Ze- [n] Yes. 66, 19.
baot akpɔ wo ta, be woaɖu wo,
eye woanyã avuzi le akafokpewo
dzi, woano nu anɔ ɣli dom abe
weinmulawo ene, eye woayɔ banaa
abe vɔsatre kple vɔsamlekpui ƒe
dzogoewo ene. 16 Yehowa, woƒe
Mawu, axɔ na eƒe dukɔ ɣemaɣi
abe lãha ene; elabena woanɔ dzo
sim le eƒe anyigba dzi abe kpe
xɔasi le fiakuku ŋu ene. 17 Ela-
bena aleke wòhenyo, eye wòdze
ani ale? Bli nana ɖekakpuiwo tsi-
na, eye aha yeye nana ɖetugbiwo
tsina.

Woaɖe dukɔ la le futɔwo te, eye woaƒo enu ƒu.

10. Mibia tsidzadza Yehowa; Ye-
howa ye nana tsi dzana ɖe
edzaɣi le kele me, enana dzi ɖona,
eye tsi dzana na gbe me numie-
miewo katã. 2 Elabena aklama
kpakpɛwo gblɔa nya maɖinyawo,
eye bokɔnɔwo kpɔa alakpaŋute-
gawo, wolia drɔ̃e, siwo mele ɖeke
me o, eye woƒe akɔfaname la, to-
flokoe; eyata [d]woanɔ tsa glãla tsam
abe alẽwo ene, eye ƒu awɔ wo,
elabena lãkplɔvia ɖeke meli o.
3 Nye dɔmedzoe bi ɖe [e]lãkplɔ-
viwo ŋu, eye mahe to na gbɔ̃tsu-
wo; elabena Yehowa Zebaot ava
kpɔ Yuda ƒe aƒe, si nye eƒe lãha
la ɖa, eye wòatsɔ wo awɔ eƒe sɔ,
si woɖo atsyɔ̃ na le aʋa me. 4 Eya
me dzogoekpe kple gatagbadzɛ-
wo, eya me aʋadatiwo kple dzi-
ɖulawo katã aɖo atso.[g] 5 Woanɔ
abe kalẽtɔwo ene ahafanya gbe-
ɖuɖɔ le kpɔdomeewo le aʋa me;
woawɔ aʋa, elabena Yehowa li
kpli wo, eye sɔdolawo aɖu ŋukpe.
6 Maɖe agbe Yuda ƒe aƒe la ŋu,
maɖe Yosef ƒe aƒe, eye mana
woatrɔ agbɔ; elabena mave wo
nu, eye woanɔ abe ɖe nyemenyã
wo ɖe gbe o ene; elabena nye
Yehowa enye woƒe Mawu, eye
mase woƒe gbe. 7 Efrayim azu
abe kalẽtɔ ene, eye woƒe dzi akpɔ
dzidzɔ abe wein-nolawo ene; wo
viwo akpɔe ahakpɔ dzidzɔ, eye
woƒe dzi atso aseye ɖe Yehowa ŋu.
8 Mala aku aƒo wo nu ƒu, ela-
bena mexɔ wo ƒle, eye woasɔ
gbɔ abe tsã ene. 9 Mekaka wo
hlẽ ɖe dukɔwo dome, eye woaɖo
ŋku dzinye le didiƒe ke, woawo
kple wo viwo atsi agbe, eye woa-
trɔ agbɔ va aƒe.[n] 10 Mana woa-
gbɔ tso Egipte-nyigba dzi, maƒo
wo nu ƒu tso Asur, eye makplɔ
wo ayi Gilead-nyigba kple Liba-
non dzi, eye teƒe matu wo nu gɔ̃

hã o. 11 Xaxa ava [c]atsiafu dzi, eye aŋe atsiafu fe tsotsoewo nu, ale be Nil-tɔsisi fe goglofewo katã namie; Asur fe dàda avą anyi me, eye fiatikplɔ adzo le Egipte si me. 12 Matsɔ Yehowa ade agbe wo ŋu, eye woazɔ le efe ŋkɔ me, Yehowa ye gblɔe.

Konyifafa le dukɔ la kplɔla madzɔnukwareawo ŋuti. Atikplɔwo dɔmefafa kple dekawɔwɔ.

**11.** Libanon, ʋu wò agbowo, ne dzo nafiã wò sedertiwo. 2 Mi logotiwo, mifa avi, elabena sedertiwo mũ, elabena ati nyuitɔwo gblẽ! Mi Basan fe sesewuwo, mifa avi, elabena wofo ave nyadri la! 3 Lãkplɔviwo fe avi le ɖiɖim, elabena wofe atsyɔ̃ gblẽ; dzataviwo le xoxlɔ̃m, elabena wogblẽ Yordan fe avegoe la!

4 Ale Yehowa, nye Mawu la, gblɔ esi: Nyi alẽ, siwo woɖo ɖi na wuwu la! 5 Wo flelawo wu wo, womeɖi fɔ o, eye wo dzralawo gblɔ be: Woakafu Yehowa, be mezu hotɔ! Eye wo kplɔlawo hã mekpɔ wo ta o.[e] 6 Ale Yehowa gblɔ esi: Nyemagakpɔ anyigbadzitɔwo ta azɔ o, eye matsɔ amesiame ade asi na ehavi kple efe fia, woagbã anyigba gudugudu, eye nyemaxɔ ame le wo si me o. 7 Menyi alẽ, siwo woɖo ɖi na wuwu, eye [g]wodi hiã ŋutɔ le alẽwo dome la. Metsɔ atikplɔ eve; meyɔ ɖeka be „dɔmefafa", eye meyɔ evelia be „ɖekawɔwɔ", eye menyi alẽawo. 8 Metsrɔ̃ lãkplɔvi etɔ̃ ɖa le dzinu ɖeka me; wofe nu ti kɔ nam, eye nye nu ti kɔ na woawo hã. 9 Tete megblɔ be: Nyemele mia nyi ge o; amesi be, yeaku la, neku, amesi be, yeabu la, nebu, eye mamleawo neɖu wo nɔewo fe lã.[i] 10 Tete metsɔ nye atikplɔ „dɔmefafa", eye meŋee, ne matu nye nu, si mebla kple dukɔwo katã la. 11 Eye esi wòtu gbemagbe la, alẽ [l]ɖihiã, siwo lé ŋku ɖe ŋunye la, dze sii bena, Yehowa fe nya wònye. 12 Eye megblɔ na wo bena: Ne edze mia ŋu la, mina nye fetum, ke ne mesɔe na mi o la, midzudzɔ! Tete woxe klosalo sekel [n]blaetɔ̃ nam. 13 Eye Yehowa gblɔ nam bena: Tsɔ fetu gbogbo ma, si wobe, yewotsɔ de bubu ŋunye la, fu gbe ɖe nudzraɖofe la me. Tete [b]metsɔ klosalo sekel blaetɔ̃ la fu gbe ɖe Yehowa fe afe fe nudzraɖofe me. 14 Emegbe meŋe nye atikplɔ evelia [d]„ɖekawɔwɔ", ne magblẽ Yuda kple Israel fe nɔviwɔwɔ dome.

15 Eye Yehowa gagblɔ nam bena: Tsɔ lãkplɔvi mawɔnutefe fe lãkplɔnuwo. 16 Elabena kpɔ ɖa, maɖo lãkplɔvia ɖe anyigba la dzi, mabia esiwo bu la ta se o, eye madi esiwo ka hlẽ la o, mada gbe le esiwo xɔ abi la ŋu o, eye malé fɔ ɖe seseẽawo ŋu o, ke aɖu damiawo fe lã, eye wòaʋuʋu wofe afɔkliwo. 17 Baba na lãkplɔvi dzodzro, si gblẽ lãha la ɖe ya me! Yi neva efe alɔ kple efe ɖusi ŋku dzi! Efe alɔ afu kplakplakpla, eye efe ɖusi ŋku agbã.

Mawu kpɔ Yerusalem ta.

**12.** Esia nye Yehowa fe nya, si wògblɔ ɖe Israel ŋu: Ale Yehowa, amesi keke dzifo me, amesi ɖo anyigba gɔme anyi, eye wòwɔ gbɔgbɔ de amegbetɔ me la, gblɔ esi: 2 Yerusalem anye [f]ahamuametre na dukɔwo katã godoo; eye ne woɖe to ɖe Yerusalem la, Yuda hã anɔ eme. 3 Yemayi la matsɔ Yerusalem awɔ kpegbae na dukɔwo katã; amesiwo katã be, yewoakɔe la, woade abi wo ɖokui ŋu, eye [h]anyigba dzi dukɔwo katã afo takpli ɖe eŋu. 4 Ale Yehowa gblɔ esi: Yemayi la maɖo vɔvɔ̃ na sɔwo katã, eye sɔdolawo adze aɖaʋa; nye ŋku anɔ te ɖe Yuda fe afe la ŋu, ke mana dukɔwo fe sɔwo katã fe ŋku nagbã. 5 Eye Yuda-amegãwo agblɔ le wofe dzi me bena: Yerusalemtɔwo la, Yehowa Zebaot, wofe Mawu la, enye ŋusẽ na wo. 6 Yemayi la matsɔ Yuda-amegãwo awɔ dzoɖesonu ɖe nake titina, woanɔ abe akakati bibi le [k]gbe fufu me ene, eye woafiã dukɔwo katã godoo le ɖusi me kple mia me; ke Yerusalem aganɔ etefe. 7 Yehowa axɔ na Yuda fe agbadɔ gbã, ne Dawid fe afe kple Yerusalemtɔwo magafo adegbe ɖe Yuda ŋu akpa o. 8 Yemayi la Yehowa akpɔ Yerusalemtɔwo ta, wofe ame [o]beliwo anɔ yemayi abe Dawid ene, eye Dawid fe afe la anɔ abe Mawu ene, abe Yehowa fe dɔla ene

[c] Mo. II. 14, 16; Yes. 11, 15.
[b] Mat. 27, 9. 10.
[d] Xez. 37, 22.
[e] Yer. 23; Xez. 13, 34.
[f] Yes. 51, 17.
[g] kp. 11.
[h] 14, 2; Yoel 4, 12.
[i] Yer. 15, 2.
[k] Ob. 18.
[l] kp. 7.
[n] Mat. 26, 15.
[o] Yes. 23, 24.

adze wo ŋgɔ. 9 Le ɣemaɣi la
madi be, matsrɔ̃ dukɔ, siwo katã
ho ɖe Yerusalem ŋu la.[a]

**Gbɔgbɔ la ŋugbedodo. Dukɔ la fa konyi le amesi wotɔ nui la ŋuti.**

10 [d]Matrɔ amenuveve kple ko-
kofofo ƒe gbɔgbɔ akɔ ɖe Dawid
ƒe aƒe kple Yerusalemtɔwo dzi,
eye [e]woafɔ ŋku ɖe amesi woƒo nú
ɖo la dzi, woafa konyi nɛ, abe
alesi wofaa konyi na tenuvi ene,
eye woafa avi nɛ vevie, abe alesi
wofaa avi na vi ŋgɔgbea ene.
11 Le ɣemaɣi la konyifafa teƒe
makɔ le Yerusalem o, abe alesi
wowɔ kuteƒe na Hadad-Rimon le
[g]Megido-tagba ene. 12 Anyigba
la afa konyi, ƒome sia ƒome etɔ-
xɛ: Dawid ƒe aƒe ƒe ƒome la afa
konyi wo tɔxɛ, eye wo srɔ̃wo wo
tɔxɛ; Natan ƒe aƒe ƒe ƒome la wo
tɔxɛ, eye wo srɔ̃wo wo tɔxɛ;
13 Lewi ƒe aƒe ƒe ƒome la wo
tɔxɛ, eye wo srɔ̃wo wo tɔxɛ; Si-
mei ƒe ƒome la wo tɔxɛ, eye wo
srɔ̃wo wo tɔxɛ; 14 ƒome mamlea-
wo katã wo tɔxɛ wo tɔxɛ le ƒo-
meawo nu, eye wo srɔ̃wo wo tɔxɛ.

**Nubabla yeye la ƒe amenuveve.**

**13.** Le ɣemaɣi la vudo [l]aʋu na
Dawid ƒe aƒe la kple Yeru-
salemtɔwo ɖe nuvɔ̃ kple makɔ-
makɔnyenye ŋu. 2 Ale Yehowa
Zebaot gblɔ esi: Le ɣemaɣi la
[o]matsrɔ̃ legbawo ƒe ŋkɔ ɖa le
anyigba dzi, eye womagava ŋku
dzi na ame azɔ o; eye mana nya-
gblɔɖilawo kple gbɔgbɔ makɔ-
makɔwo hã nu natso le anyigba
dzi. 3 Eye ne amea ɖe gale nya
gblɔm ɖi la, ekema eƒe dzilawo,
fofoa kple dadaa, woagblɔ nɛ be-
na: [r]Màtsi agbe o, elabena ègblɔ
alakpanya le Yehowa ƒe ŋkɔ me;
eye eƒe dzilawo, fofoa kple dadaa,
woaɖa nui, ne egblɔ nya ɖi. 4 Le
ɣemaɣi la ŋu akpe nyagblɔɖilawo
dometɔ ɖesiaɖe ɖe eƒe ŋutega ŋu,
ne egblɔ nya ɖi, eye womaɖo [t]lã-
fuwu, be woaflu ame o. 5 Wo do-
metɔ ɖesiaɖe agblɔ bena: Nye-
menye nyagblɔɖila o, agbleɖela
menye, eye agbledede enye nye
dɔ tso ɖevime ke. 6 Eye ne wo-
gblɔ nɛ be: Abi kawoe nye esi
le asi ŋu na wò hã la, aɖo ŋu be:
Ɖe wofom le xɔ̃nyewo ƒe me.

a Nyad. 20, 9.
b Mat. 26, 31.
d Yoel 3, 1.
e Yoh. 19, 37; Nyad. 1, 7.
f Yes. 6, 13.
g Kron. II. 35, 22–25.
h Hos. 2, 25.
i Yes. 39, 6.
k 12, 3.
l Yes. 12, 3; 55, 1.
n Nyad. 19, 19.
o Mi. 5, 12.
p Am. 1, 1.
r Mo. V. 13, 6.
s Mar. 13, 32.
t Fia. II. 1, 8.
u Xez. 47, 1–8.
v Ps. 97, 1; Nyad. 11, 15.

**Kplɔla gã la ku, aƒe alẽha la ka; gake wogaɖo enu ƒu.**

7 Yi, nyɔ ɖe nye lãkplɔvi kple
ŋutsu, si mía kplii míebɔa ha la
ŋu, Yehowa Zebaot ye gblɔe.[b]Dza
lãkplɔvi, ne lãha nakaka ahlẽ!
Ke matrɔ nye asi ɖe ame tsɛwo
ŋu. 8 Ale Yehowa gblɔ esi: Woa-
tsrɔ̃ akpa etɔ̃liawo eve le anyi-
gba blibo la dzi, eye woaku, eye
akpa etɔ̃liawo ɖeka asusɔ ɖe edzi.[f]
9 Matsɔ akpa etɔ̃liawo ɖeka aɖe
dzo me ahalóloe, abe alesi wolólo-
loa klosalo ene, eye madoe akpɔ,
abe alesi wodoa sika kpɔna ene.
Woayɔ nye ŋkɔ, eye matɔ na wo;
magblɔ be: [h]Nye dukɔ nye esi,
eye woawo agblɔ be: Yehowa
enye nye Mawu!

**Yerusalem ƒe xaxa.**

**14.** Kpɔ ɖa, ŋkeke [i]ɖi gbɔna na
Yehowa, eye woamã aboyo-
nu le mewò. 2 Maƒo [k]dukɔwo
katã nu ƒu ɖe Yerusalem ŋu, ne
woawɔ aʋa kplii, woaxɔ dua, eye
woaha xɔwo, woagblẽ nyɔnuwo,
eye du la ƒe afã ayi aboyo me,
ke womatsrɔ̃ dukɔ la ƒe susɔe le
dua me o. 3 Eye Yehowa aho
awɔ aʋa kple dukɔ siawo abe
gbesigbe wòwɔ aʋa le aʋakpe-
gbe ene.[n] 4 Eƒe afɔ ano amito, si
le Yerusalem ƒe ɣedzeƒe gome la
dzi, eye amito la afe ɖe titina
kpla aɖo ta ɣedzeƒe kple ɣeto-
ɖoƒe; to la ƒe afã aɖo ta anyiehe,
eye afã aɖo ta dziehe; bali la me
akeke ŋutɔ. 5 Eye miasi ayi nye
to la ƒe bali me, elabena to la ƒe
balime aɖe Azal ke; miasi, abe
alesi miesi le [p]anyigbaʋuʋu nu
le Yuda-fia Uriya ŋɔli ene; Ye-
howa, nye Mawu la, ava eye ame
kɔkɔeawo katã akpe ɖe eŋu! 6 Ye-
maɣi la kekeli magano anyi o, ke
boŋ vuvɔ kple tsi babla ko. 7 Ŋke-
ke ɖeka kolia ano anyi, si le [s]nya-
nya na Yehowa; ŋkeke kple zã
manɔ anyi o, eye kekeli anɔ anyi
le fiẽwɔɣi.

**Mawu ƒe amedede.**

8 Le ɣemaɣi la tsi gbagbe asi
atso Yerusalem, eƒe afã aɖo ta ɣe-
dzeƒeƒu la me, eye afã aɖo ta ɣe-
toɖoƒeƒu la me le dzomeŋɔli kple
vuvɔŋɔli siaa.[u] 9 Yehowa anye [v]fia
ɖe anyigba blibo la nu; ɣemaɣi la
Yehowa ɖeka ko ano anyi, eye ŋkɔ

ḍeka ko anɔ eŋu. 10 Anyigba
blibo la azu gbadzaƒe tso Geba
vaseḍe Rimon le Yerusalem ƒe
dziehe. Yerusalem aḍo kpo, eye
wòanɔ eteƒe bɔkɔɔ tso Benyamin- *a* kp. 8.
gbo la nu ḍake ḍe agbo tsãtɔ
nɔƒe vaseḍe dzogoegbo la nu, tso
Xananeel ƒe xɔ tsrala gbɔ vaseḍe
fia ƒe ahafiãƒe.[b] 11 Amewo anɔ *b* Yer. 31, 38.
eme, [d]womagado busu ame azɔ o, *d* Nyad. 22, 3.
eye [c]Yerusalem anɔ anyi bɔkɔɔ. *c* Yer. 33, 16.

Tohehe na futɔwo.

12 Eye hiãkame, si Yehowa le
hehe ge ava dukɔ, siwo katã ho
aʋa ḍe Yerusalem ŋu dzi la, enye
si: Lã aƒaƒã ḍe ŋuti na amesia-
me, esime wogale tsitrenu ko, ŋku
aƒaƒã ḍe to me na wo, eye aḍe
aƒaƒã ḍe nu me na wo. 13 Le ɣe-
maɣi la Yehowa aḍe ʋunyaʋunya
gã wo dome, ale be amesiame alé
ehavi ƒe alɔnu, eye amesiame akɔ
asi dzi ḍe ehavi ŋu. 14 Yuda hã *f* Mo. II. 28, 36.
awɔ aʋa kple Yerusalem, eye
woaƒo dukɔwo katã godoo ƒe ke-
sinɔnuwo nu ƒu, sika kple klosalo
kpakple avɔwo kpaŋkpaŋ. 15 Eye
hiãkame ava sɔwo kple tedzisɔwo,
kposɔwo kple tedziwo kpakple *g* Nyad. 21, 27.
lã, siwo katã le asaḍa me la dzi
abe hiãkame kemeawo ene.

Mawufiaduƒe la ƒe ŋutikɔkɔe kple kaka.

16 Eye ava me be, dukɔ, siwo
katã ho aʋa ḍe Yerusalem ŋu ƒe
susɔeawo katã ava ƒe sia ƒe, be
yewoade ta agu na [a]fia Yehowa
Zebaot, eye yewoaḍu agbadɔŋke-
kenyuie la. 17 Ke anyigba dzi
ƒomeawo dometɔ, si meyi Yeru-
salem, be yeade ta agu na fia Ye-
howa Zebaot o la, tsi madza nɛ
o. 18 Eye ne Egipte-ƒome la me-
ho va o la, ekema tsi madza na
woawo hã o. Yehowa ƒe hiãkame
ava dukɔ, siwo meva, be yewoaḍu
agbadɔŋkekenyuie o la dzi. 19 Esia
anye tohehe na Egipte kple dukɔ,
siwo katã mava, be yewoaḍu agba-
dɔŋkekenyuie la o.

Woakɔ nusianu ŋu na Mawu.

20 Ɣemaɣi la woaŋlɔ nu ḍe sɔ-
wo ƒe nyawowoe ŋu be [f]„Kɔkɔe
na Yehowa“; eye ze, siwo le Ye-
howa ƒe me la, anɔ abe ʋutre,
siwo le vɔsamlekpui ŋgɔ ene.
21 Ze, siwo katã le Yerusalem
kple Yuda la ŋu akɔ na Yehowa
Zebaot; vɔsalawo katã ava atsɔ
wo aḍa nu le wo me, eye [g]nu-
dzrala ḍeke maganɔ Yehowa Ze-
baot ƒe me le ɣemaɣi o.

# MALEAXI ƑE AGBALẼ.

Israel ƒe akpemadamada.

1 Esia nye Yehowa ƒe nya, si *h* Mo. II. 20, 12; Yoh. 8, 49.
wògblɔ na Israel to Maleaxi
dzi.
2 Ale Yehowa gblɔ esi: Melɔ̃
mi. Eye ne miebe: Nuka nètsɔ
lɔ̃ mí hã la, ale Yehowa gblɔ esi:
Ɖe menye Yakob nɔvie nye Esau
oa? [i]Melɔ̃ Yakob, 3 ke melé fu *i* Mo. I. 25, 23; Ro. 9, 13.
Esau ya; metsɔ eƒe towo wɔ gbe-
gbee, eye eƒe domenyinu zu gbe-
dadaƒo [k]na amegãxiwo. 4 Ne Edom *k* Yes. 34, 13.
gblɔ be: Wogbã mí, ke míagatso
afedoawo, ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Ne wotsoe hã la, magbãe
afu anyi, eye woayɔ wo be „nu *l* Mo. III. 22, 20. 23.
vɔ̃ḍi wɔwɔ ƒe anyigba“ kple „du-
kɔ, si ŋu Yehowa do dziku ḍo
ḍikaa“. 5 Eye miakpɔe kple miaƒe
ŋkuwo agblɔ bena: Yehowa tri
akɔ gbɔ Israel ƒe anyigba ta!

Tohehe na nunɔlawo kple dukɔ la le nu ma-nyomanyo mème ŋuti.

6 [h]Vi dea bubu fofoa ŋu, eye
kluvi dea bubu eƒe aƒetɔ ŋu. Mi
nunɔla, siwo doa vlo nye ŋkɔ la,
ale Yehowa Zebaot gblɔ na mi
enye si: Nenye Fofo menye la,
afika nye bubu le, eye nenye
Aƒetɔ menye la, afika vɔvɔ̃, si le
ŋunye la le? Eye ne miegblɔ
be: Nuka míetsɔ do vlo wò ŋkɔe
hã la? 7 Mietsɔ nuḍuḍu makɔ-
makɔwo va nye vɔsamlekpui dzi
hafi le gbɔgblɔm be: Nuka míe-
tsɔ do gu wò hã? Eye miele
gbɔgblɔm be: Yehowa ƒe kplɔ̃ ḍi
gbɔ. 8 Ne mietsɔ [l]lã ŋkuagbã
va sa vɔe la, miegblɔna be, me-
dze vɔ̃ o; eye ne mietsɔ lã ḍixɔ-
drɔ̃wo kple lã lédɔwo vɛ la, mie-
gblɔna be, medze vɔ̃ o. Tsɔe yi
na wò anyigbanunɔla kpɔ be, wò

nu adze eŋu, eye wòalɔ̃ wò nya
hã? Yehowa Zebaot ye gblɔe.
9 Eyata mifo koko na Mawu, ne
wòave mía nu. Miawoe wɔnusia,
ɖe miebuna be, agalɔ̃ miaƒe nyaa?
Yehowa Zebaot ye gblɔe. 10 Esi
mia dometɔ ɖeka nahatu agboa-
wo, be miaganɔ dzo dom ɖe nye
vɔsamlekpui dzi ɖe yakatsyɔ teƒe
o ɖe! Miaƒe nu medze ŋunye o,
eye nyemele [d]vɔsanua ɖeke dim
tso mia si o, Yehowa Zebaot ye
gblɔe. 11 Elabena nye ŋkɔ lolo
le dukɔwo dome tso ɣedzeƒe va-
seɖe ɣetoɖoƒe, eye woado dzudzɔ
ahasa vɔ dzadzɛ na nye ŋkɔ le
teƒewo katã; elabena nye ŋkɔ lo-
lo le dukɔwo dome, Yehowa Ze-
baot ye gblɔe.[g] 12 Ke miawo mie-
do gui hele gbɔgblɔm be: Yeho-
wa ƒe kplɔ̃ ŋu mekɔ o, eye edzi
nuɖuɖu le ŋu nyɔm. 13 Ale Ye-
howa Zebaot gblɔ esi: Miele
gbɔgblɔm be, eɖuɖu la, fuɖename
wònye; eye mietsɔ adzonuwo, lã
dixɔdrɔ̃wo kple lã lėdɔwo va sa
vɔe. Ðe mele esia dim tso mia
si mea? Yehowa ye gblɔe. 14
Adi ameflula la ŋu kpekpekpe,
nenye be, [i]lãtsu le eƒe lãha me,
eye wòɖe adzɔgbe hetsɔ lã nu-
wɔe wu na Aƒetɔ la! Elabena ale
Yehowa Zebaot gblɔ esi: Fia gã
menye, eye ŋɔdzi le nye ŋkɔ ŋu
le dukɔwo dome.

**Tohehe nyagbloɖi ɖe nunɔlawo kple dukɔ la ŋuti le woƒe nuvɔ̃, vevietɔ trɔ̃subɔla nyɔnuwo ɖeɖe ŋuti.**

**2** Mi nunɔlawo, mia tɔe nye se
siawo: 2 Ale Yehowa Zebaot
gblɔ esi: Ne miegbe toɖoɖo, eye
nya mede dzi gbɔ na mi o la, eke-
ma maɖo [l]fiƒode ɖa ɖe mia ŋu,
eye matrɔ miaƒe yayra wòazu
fiƒode; meƒo fi ɖee xoxo, elabena
nya mede dzi gbɔ na mi o. 3 Kpɔ
ɖa, malã alɔ na mi, mahlẽ miaƒe
ŋkekenyuiewo ƒe miwo ɖe mo na
mi, eye woakɔ mi ayi wo gbɔe.
4 Eye miadze sii be, nyee ɖo se
siawo ɖe mi, ne wòanye nu, si me-
bla kple Lewi, Yehowa Zebaot
ye gblɔe. 5 Nye nu, si mebla kplii
la, enye agbetɔ kple ŋutifafatɔ,
eye metsɔ vɔvɔ̃ de asi nɛ, evɔ̃m,
eye nye ŋkɔ do ŋɔdzi nɛ. 6 Nu-
fiame dzɔdzɔe nɔ eƒe nu me, eye
womekpɔ alakpa le eƒe nuyiwo
dzi o. Ezɔ kplim le ŋutifafa kple

nyateƒe me, eye wòɖe ame geɖe-
wo ɖa tso vodada me. 7 Elabe-
na [a]nunɔla ƒe nuyiwo nedzra si-
dzedze ɖo, eye woadi nufiame le
eƒe nu me; elabena Yehowa Ze-
baot ƒe [b]ame dɔdɔ wònye. 8 Ke
miawo miete ɖa le mɔ dzi, mietsɔ
nufiame na ame geɖewo dze anyi,
eye miegblẽ Lewi ƒe nubabla la
dome, Yehowa Zebaot ye gblɔe.
9 Eyata nye hã meɖi gbɔ mi, eye
mebɔbɔ mi ɖe anyi le dukɔ blibo
la ŋku me; elabena mielé ŋku ɖe
nye mɔwo ŋu o, eye miede ame
dzi le nufiafia me.
10 Ðe menye fofo [c]ɖekae li na
mí katã oa, eye ɖe menye Mawu
[f]ɖekae mė mí oa? Nukaŋuti mia
dome amesiame awɔ nu tovo ɖe
ehavi ŋu, ne míagblẽ kɔ ɖo na
mía fofowo ƒe nubabla la? 11
Yuda wɔ nu tovo, eye wowɔ ŋu-
nyɔnu le Israel kple Yerusalem.
Elabena Yuda gblẽ kɔ ɖo na Ye-
howa ƒe kɔkɔeƒe, si gbɔ melɔ̃a
nu le o, eye wòɖe [h]mawu tutɔ
ƒe nyɔnuvi. 12 Yehowa atsrɔ̃
ŋutsu, si wɔa nusia la ɖa le Ya-
kob ƒe agbadɔwo me akpe ɖe vi
kple tɔgbuiyɔvi kpakple amesi
saa vɔ na Yehowa Zebaot la ŋuti.
13 Eye nusi miagawɔ evevea la,
enye si: Miatsɔ aɖatsi, avifafa
kple hũɖeɖe anyẽ atsyɔ Yehowa
ƒe vɔsamlekpui la, elabena mega-
trɔna ɖe mia ŋu o, eye [k]mexɔa
nusi dzea eŋu la, tso mia si me
o. 14 Eye ne miegblɔ be, nuka
tae hã la, le esi Yehowa nye ɖa-
sefo na mia kple wò ɖekakpui-
mesrɔ̃, si ŋu nèto vo ɖo la tae,
evɔ wònye wò zɔhɛ kple nyɔnu,
si nèbla nu kplii la, wònye hafi.
15 Ðe menye ame [n]ɖekae wo mí,
eye wòlė míaƒe agbe ɖe te oa?
Nuka dim ame ɖeka la le? Ma-
wu ƒe [o]ƒome dim wòle. Eyata
mikpɔ miaƒe gbɔgbɔ dzi, eye me-
gawɔ nu tovo ɖe wò ɖekakpui-
mesrɔ̃ ŋu o. 16 Elabena melé
fu [p]srɔ̃gbegbe, Yehowa, Israel ƒe
Mawu la gblɔe, kple amesi tsɔ
nu vɔ̃ɖi wɔwɔ tsyɔ eƒe avɔ dzi la,
Yehowa Zebaot ye gblɔe; eyata
mikpɔ miaƒe gbɔgbɔ dzi, eye mi-
gawɔ nu tovo o!
17 Mietsɔ miaƒe [r]nyawo do dzi-
ku na Yehowa. Eye ne miegblɔ
be: Nukae mítsɔ do dziku nɛ hã

a Mo. V. 33, 10.
b Xag. 1, 13.
d 2, 13; Yes. 1, 11.
e 1, 6.
f Hi. 31, 15.
g Yes. 60, 1–7.
h Ezra 9, 2.
i Mo. III. 22, 17.
k 1, 10.
l Mo. V. 28, 15.
n Yes. 61, 2; Xez. 33, 24.
o Mo. I. 15, 5. 6. 21, 12.
p Mo. V. 24, 1.
r 3, 13. 14.

la, ḍe miele gbɔgblɔm be: Ame vɔ̃ḍiwo katã nyo le Yehowa ŋku me, eye woƒe nu dze eŋu, alo afika Mawu, ʋɔnudrɔ̃la la le mahã oa?

**Le Mesia ŋgɔdzela kple Afetɔ la ƒe ɣeyiɣi, si gbɔna ŋuti.**

**3.** Kpɔ ḍa, [a]mele nye dɔla dɔge ḍa, ne wòata mɔ le ŋgɔnye, eye Afetɔ, si ta biam miele la, ava eƒe gbedoxɔ me zi ḍeka kpoyi, kpɔ ḍa, nubabla ƒe dɔla, si dim miele la, le vava ge, Yehowa ye gblɔe. 2 Amekae ado dzi anɔ anyi le eƒe vavagbe, eye amekae anɔ te ḍe eƒe dodo nu? [d]Elabena ele abe galólola ƒe dzo ene, eye wòle abe avonyãla ƒe adzalẽtsi ene. 3 Abɔbɔ nɔ anyi alólo klosalo, eye wòadza eŋu, akɔ Lewi-viwo ŋu, eye [e]wòadza wo ŋu abe sika kple klosalo ene, eye woasa vɔ na Yehowa le dzɔdzɔenyenye me. 4 Eye Yuda kple Yerusalem ƒe vɔsawo avivi Yehowa nu abe le tsã ŋkekewo kple gbaḍegbe ƒewo me ene. 5 Maḍi ʋɔnu ḍe mia ŋu, eye manye ḍasefo zãzɛ ḍe dzotɔwo kple ahasitɔwo, atam dzodzro kalawo kple amesiwo ŋea fetu ḍe eme na dɔwɔlawo, ḍe amesiwo tea ahosiwo, tsyɔ̃eviwo kple amedzrowo ḍe anyi, eye wogbem vɔvɔ̃ la ŋuti, Yehowa Zebaot ye gblɔe. 6 Elabena nye Yehowa nyemetrɔ o, eye mi Yakob hã miedzudzɔ o.

7 Tso mia fofowo ŋɔli ke mieƒo asa na nye ḍoḍowo, eye miewɔ wo dzi o. [g]Mitrɔ ḍe ŋunye, ekema nye hã matrɔ ḍe mia ŋu, Yehowa Zebaot ye gblɔe! Eye ne miebe: Aleke míatrɔe hã la, 8 ḍe amegbetɔ aflu Mawu, hafi miawo miele fluyema? Eye ne miebe: Nuka míetsɔ flu wòe hã la, ḍe menye nuwo ƒe ewolia kple adzɔwoe oa? 9 Woƒo fi ḍe mi tso, [k]hafi mi katã miele fluyem. 10 Mihe nuwo ƒe ewoliawo katã yi nudzraḍoƒe la, ne woanye nuḍuḍu le aƒenye me; mitsɔ esia dom kpɔ abe nyemaʋu dziƒo nu, eye nyemadudu yayra aƒo ḍe mia dzi wòagbɔ eme o hã? Yehowa Zebaot ye gblɔe. 11 Mablu ḍe ʋetsuviwo ta na mi, be womagagblẽ miaƒe anyigba dzi nukuwo o, eye

[a] Mat. 11, 10; Mar. 1,2; Lu. 1, 17.
[b] Ps. 73, 13. 14.
[d] Yes. 1, 25.
[e] Zax. 13, 9.
[f] Mo. II. 19, 5.
[g] Zax. 1, 3.
[h] Lu. 1, 78.
[i] kp. 17.
[k] Xag. 1, 6.
[l] Mat. 11, 14; 17, 11—13.
[n] Yoel 3, 4.
[o] Lu. 1, 17.

weinka magbe tsetse na mi le agble me o; Yehowa Zebaot ye gblɔe. 12 Eye dukɔwo katã akafu mi, elabena mianye anyigba dzeani, Yehowa Zebaot ye gblɔe.

13 Yehowa be: Miegblɔa nya sesẽ ḍe ŋunye! Eye ne miebe: Nya ka míegblɔna ḍe ŋuwò hã la, 14 ḍe miegblɔna be: „Mawusubɔsubɔ la, dzodzroe, viḍe ka wònye be, míeléa eƒe ḍoḍowo me ḍe asi, eye míenɔa ahovɔ me nɔa yiyim le Yehowa Zebaot ŋku me hã oa?[b] 15 Ke azɔ la yewole dadalawo kafum; nu vɔ̃ḍi wɔlawo li ke, eye esi wote Mawu kpɔ la, wosi le enu oa?" 16 Ale Yehowa-vɔ̃lawo gblɔ le wo nɔeawo dome enye si: Yehowa ḍo to see, eye wòŋlɔ ŋkuḍodzigbalẽ le eŋku me na Yehowa-vɔ̃lawo kple amesiwo léa ŋku ḍe eƒe ŋkɔ ŋu la. 17 Woawoe azu [f]tɔnye le ŋkeke, si wɔ ge mala la dzi, Yehowa Zebaot ye gblɔe, eye makpɔ wo ta, abe alesi ŋutsu kpɔa via, si subɔnɛ ta ene.

**Le ʋɔnudrɔ̃gbe ŋuti.**

18 Emegbe miagakpɔ vovo, si le ame dzɔdzɔe kple ame vɔ̃ḍi dome, kple vovo, si le mawusubɔla kple amesi mesubɔnɛ o la dome. 19 Elabena kpɔ ḍa, ŋkeke, si gbɔna la, le bibim abe kpodzo ene; dadalawo katã kple nu vɔ̃ḍi wɔlawo katã anɔ abe gbe ƒuƒu ene, eye ŋkeke, si gbɔna la, afiã wo masusɔ ke kple alɔ ḍi na wo o, Yehowa Zebaot ye gblɔe. 20 Eye dzɔdzɔenyenye ƒe ɣe, si ƒe aʋalawo me xɔxɔ le la, [h]adze na mi, amesiwo vɔ̃a nye ŋkɔ la, eye miaho adzo anɔ kpo tim abe nyiviwoe do tso lãkpɔ me ene. 21 Eye miafanya ame vɔ̃ḍiwo, ne woanye dzowɔ anɔ miaƒe afɔfome le ŋkeke, [i]si wɔ ge mala la dzi, Yehowa Zebaot ye gblɔe.

22 Miḍo ŋku nye dɔla Mose ƒe se, si mede asi nɛ le Xoreb dzi, be wòanye ḍoḍowo kple kɔnuwo na Israel bliboa la dzi. 23 Kpɔ ḍa, [l]madɔ nyagblɔḍila Eliya aḍo ḍe mi, [n]hafi ne Yehowa ƒe ŋkeke gã dziŋɔ la nava ḍo; 24 ne [o]wòatrɔ fofowo ƒe dziwo ḍe viwo ŋu, eye viwo ƒe dziwo ḍe fofowo ŋu, ne nyemagava atsrɔ̃ anyigba la gbidigbidi o.

# NYANYUIE LA,
# ABE ALESI MATEO ŊLƆE ENE.

---

Kristo ƒe dzidzimegbalẽ.

1. [a]Yesu Kristo, si nye Dawid vi,
amesi nye Abraham vi la, ƒe
dzidzimegbalẽ. 2 Abraham dzi
Isak, Isak dzi Yakob, eye Yakob
dzi Yuda kple nɔviawo; 3 Yuda
kpakple Tamar wodzi Perez kple
Zarax, Perez dzi Xezron, eye Xez-
ron dzi Aram;[c] 4 Aram dzi Amina-
dab, Aminadab dzi Naxeson, eye
Naxeson dzi Salmon; 5 Salmon
kpakple Raxab wodzi Boaz, Boaz
kpakple Rut wodzi Obed, eye
Obed dzi Isai; 6 Isai dzi Dawid,
fia la, eye [f]Dawid, fia la, kpakple
Uriya srɔ̃ wodzi Salomo; 7 Salo-
mo dzi Rexabeam, Rexabeam dzi
Abiya, eye Abiya dzi Asa;[h] 8 Asa
dzi Yosafat, Yosafat dzi Yoram,
eye Yoram dzi Uziya; 9 Uziya
dzi Yotam, Yotam dzi Axaz, eye
Axaz dzi Xizkiya; 10 Xizkiya dzi
Manase, Manase dzi Amon, eye
Amon dzi Yosiya; 11 eye Yosiya
dzi Yexonya kple nɔviawo, le
esime wokplɔ wo yi ɖe Babilonia.
12 Eye esi wokplɔ wo yi ɖe
Babilonia megbe la, Yexonya dzi
Sealtiel, eye Sealtiel dzi Zeruba-
bel;[n] 13 Zerubabel dzi Abihud,
Abihud dzi Elyakim, eye Elyakim
dzi Azur; 14 Azur dzi Zadok, Za-
dok dzi Yaxin, eye Yaxin dzi Eli-
hud; 15 Elihud dzi Eleazar, Elea-
zar dzi Matan, eye Matan dzi Ya-
kob; 16 eye Yakob dzi Yosef, si
nye Maria, amesi dzi Yesu, si
woyɔna [p]be Kristo la, srɔ̃.
17 Azɔ dzidzimeawo katã tso
Abraham dzi vaseɖe Dawid dzi
la wole dzidzime wuiene, eye tso
Dawid dzi vaseɖe kpɔkplɔ yi ɖe
Babilonia dzi la wole dzidzime
wuiene, eye tso kpɔkplɔ yi ɖe
Babilonia dzi vaseɖe Kristo dzi
la wole dzidzime wuiene.

[a] kp. 1—17 kpɔ Lu. 3, 23—38.
[b] Lu. 1, 27.
[d] Mo. IV. 5, 30.
[e] Rut 4, 18
[f] Sam. II. 12, 24; Kron. I. 3, 10.
[g] Lu. 1, 35.
[h] Kron. II. 10.
[i] Lu. 1, 31; 2, 21.
[k] Dɔ. 4, 12; 5, 31.
[l] Yes. 7, 14.
[n] Ezra 3, 2.
[o] Lu. 2, 7. 21.
[p] 27, 17.
[r] Lu. 2, 4; Yes. 60, 3.
[s] Mo. IV. 24, 17.

Maria ƒe fuƒoƒo. Ŋkɔ, si woayɔ na ɖevi la. Yesu dzidzi.

18 Ke Yesu Kristo ƒe dzidzi le
ale: Esime wodo dadaa Maria ŋu-
gbe na Yosef, eye hafi wova kpe
la, wokpɔ bena, efɔ fu tso Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la me.[b] 19 Ke [d]srɔ̃a
Yosef, si nye ame dzɔdzɔe, eye
mele didim be, yeado ŋukpee o
la, ɖo tame bena, yeagblẽe ɖi le
aɖaŋu me. 20 Ke esi wòle nu
siawo ŋuti bum la, kpɔ ɖa, Aƒetɔ
ƒe dɔla ɖe eɖokui fiae le drɔ̃eƒe
gblɔ nɛ bena: Yosef, Dawid vi,
megavɔ̃ srɔ̃wò Maria kpɔkplɔ va
gbɔwò o, elabena [g]fu, si ke wòfɔ
la, Gbɔgbɔ kɔkɔe la mee wòtso.
21 Adzi ŋutsuvi, eye nayɔ eƒe
[i]ŋkɔ be Yesu; elabena eyae [k]laɖe
eƒe dukɔ la tso woƒe nuvɔ̃wo me.
22 Ke esia katã va me, bene woa-
wu nya, si Aƒetɔ la gblɔ ɖi to
nyagblɔɖila dzi la nu bena: 23
[l]„Kpɔ ɖa, ɖetugbi, si menya ŋutsu
o la, le fu fɔ ge, eye wòadzi ŋu-
tsuvi, eye woayɔ eƒe ŋkɔ be Ima-
nuel, si gɔme enye: Mawu li kpli
mi.“ 24 Ke esi Yosef nyɔ tso alɔ̃
me la, ewɔ alesi Aƒetɔ ƒe dɔla
la gblɔ nɛ, eye wòkplɔ srɔ̃a va
eɖokui gbɔe; 25 [o]eye menyae o
vaseɖe esime wòdzi eƒe
ŋutsuvi ŋgɔgbetɔ la, eye wòyɔ eƒe
ŋkɔ be Yesu.

Nunyalawo tso ɣedzeƒe.

2. Ke esi wodzi Yesu le Betle-
xem le Yudea, le fia Herodes
ŋɔli la, kpɔ ɖa, nunyalawo tso
ɣedzeƒe va Yerusalem va bia
bena:[r] 2 [s]Afika Yudatɔwo ƒe fia,
si wodzi la le? Elabena miekpɔ
eƒe ɣletivi le ɣedzeƒe, eye mieva
ta de ge agu na eyama esi. 3 Ke
esi fia Herodes se esia la, dzika
tso eya kple Yerusalem katã ƒo.

4 Eye esi wòƒo dukɔ la ƒe nunɔlagãwo kple agbalẽfialawo katã nu ƒu la, edzro me bia wo afisi wodzi Kristo la le. 5 [a]Eye wogblɔ nɛ be: Le Betlexem le Yudea, elabena nenema woŋlɔ ɖi to nyagblɔɖila dzi bena: 6 „Eye wò Betlexem le Yuda-nyigba dzi, menye suetɔ nènye le Yuda ƒe fiaɖuwo dome kura o; elabena wò me fia, si le nye dukɔ Israel nyi ge la, ado atso."[d] 7 Tete la Herodes yɔ nunyalawo yi ɖe adzame, eye wòbia ɣeyiɣi, si dzi ɣletivi la do la wo tsitotsito. 8 Eye esi wòɖɔ wo ɖo ɖe Betlexem la, egblɔ bena: Miheyi ɖadi ɖevi la vevie; eye ne miekpɔe la, migava ka eta nam bena, nye hã mayi aɖade ta agu nɛ. 9 Ke woawo la, esi wose fia ƒe nya la, wotɔ edzi heyi; eye kpɔ ɖa, ɣletivi, si wokpɔ le ɣedzeƒe la, zɔ wo ŋgɔ laa keke va tɔ ɖe aƒe, si me ɖevi la le la ƒe tame. 10 Ke esi wokpɔ ɣletivia la, dzi dzɔ wo geɖe ŋutɔ. 11 Eye esi woyi ɖe aƒea me la, wokpɔ ɖevi la kple dadaa Maria; tete wodze klo de ta agu nɛ, eye woʋu woƒe nuwo nu hetsɔ nunanawo, sika, kotoklobo kple liƒi nɛ.[f] 12 Eye esi Mawu gbe nya na wo le drɔ̃eƒe be, womagagbugbɔ ayi Herodes gbɔ o la, woto mɔ bubu gbugbɔ yi wo de.

Sisi kple Kristo yi Egipte.

13 Ke esi wodzo yi la, kpɔ ɖa, Aƒetɔ ƒe dɔla ɖe eɖokui fia Yosef le drɔ̃eƒe gblɔ bena: „Fɔ, natsɔ ɖevi la kple dadaa, eye nasi ayi Egipte, eye nanɔ afima, vaseɖe esime magblɔe na wò; elabena Herodes le ɖevi la dim be, yeawu. 14 Tete wòfɔ, eye wòkplɔ ɖevi la kple dadaa le zã me hedzo yi Egipte; 15 eye wònɔ afima vaseɖe Herodes ƒe ku megbe, bena nya, si Aƒetɔ la gblɔ ɖe anyi to [l]nyagblɔɖila dzi la, nava ve me bena: „Keke Egipte ke meyɔ vinye la tsoe."

Herodes wu ɖeviwo.

16 Esi Herodes kpɔ bena, nunyalawo flu ye la, edze agbo do dɔmedzoe ŋutɔ, eye wòɖɔ wodawu ŋutsuvi, siwo katã le Betlexem kple eƒe nutowo katã me, esiwo xɔ ƒe eve kple esiwo mexɔ nenema haɖe o, ɖe alesi wòbia ɣeyiɣi la tsitotsito tso nunyalawo gbɔe la nu. 17 Ale wowu nya, si wogblɔ ɖe anyi to nyagblɔɖila Yeremya dzi la nu bena: 18 „Wose ɣlidodo le Rama, avifafa kple nublanuiɣli geɖe; [b]Raxel le fafam na viawo, eye mele lɔlɔ̃m bena, woafa akɔ na ye o, elabena womegali o."

Yesu ƒe dzilawo trɔ tso Egipte gbɔ, eye wova nɔ Nazaret.

19 Ke esi Herodes ku la, kpɔ ɖa, Aƒetɔ ƒe dɔla ɖe eɖokui fia Yosef le drɔ̃eƒe le Egipte 20 gblɔ bena: Fɔ, nakplɔ ɖevi la kple dadaa ayi ɖe Israel-nyigba dzi, elabena amesiwo le ɖevi la ƒe ku dim la, woku. 21 Tete wòfɔ hekplɔ ɖevi la kple dadaa va Israel-nyigba dzii. 22 Ke esi wòse bena, Arxelao ɖu fia le Yudea ɖe fofoa Herodes teƒe la, evɔ̃ afimayiyi; ke esi wònyè Mawue gblɔe nɛ le drɔ̃eƒe ta la, edzo heyi Galilea-nutowo me: 23 eye wòva nɔ du, si woyɔna be Nazaret la me, bene woawu nya, si wogblɔ ɖe anyi to nyagblɔɖilawo dzi la nu bena: Woayɔe be [e]Nazaretetɔ.

Yohanes gblɔ dzimetɔtrɔnya.

3 [g]Le ŋkeke mawo me la Yohanes, mawutsideti anamela, va do, eye wòle gbe ƒã ɖem le Yudea-gbedzi 2 le gbɔgblɔm bena: Mitrɔ le miaƒe dzi me: elabena dziƒofiaɖuƒe la ɖo vɔ.[h] 3 Elabena nenem me sia enye ame, si ŋuti wogblɔ nya ɖi le to nyagblɔɖila [i]Yesaya dzi bena: „Amesi le ɣli dom le gbeadzi la ƒe gbe enye esi: Midzra Aƒetɔ ƒe mɔ la ɖo, miwɔ eƒe mɔtatawo dzɔdzɔe." 4 Ke Yohanes la ŋutɔ la, [k]kposɔfuwu le eŋu, eye lãgbalẽlidziblanu le eƒe ali dzi; eye eƒe nuɖuɖu enye ʋetsuviwo kple gbemenyitsi. 5 Tete wotso Yerusalem kple Yudea blibo la katã kple Yordan-nutowo katã me godoo va egbɔ. 6 Eye wona wòde mawutsi ta na wo ɖe Yordan-tɔsisi la me, le esime woʋu woƒe nuvɔ̃wo me nɛ." 7 Eye esi wòkpɔ farisitɔ kple zadukitɔ geɖewo va eƒe mawutsidedetaname gbɔ la, egblɔ na wo bena: [o]Dawo ƒe dzidzimewo! Amekae gblɔe fia mi bena, miasi atso dɔmedzoe, si gbɔna la nu mahã?

a Yoh. 7, 42.
b Yer 31, 15; Mo 1. 35, 19.
d Mi. 5, 1. 3.
e Yes. 11, 1; 53, 2; Yoh. 1, 46.
f Lu. 2, 16; Yes. 60, 6.
g kp. 1—12 kpɔ Mar. 1, 1—8; Lu 3, 1—18; Yoh. 1, 6.
h 4, 17.
i Yes. 40, 3; Yoh. 1, 23.
k Fia. II. 1, 8.
l Hos. 11, 1; Mo. II. 4, 22.
n Dɔ. 19, 4.
o 23, 33.

8 Azɔ mitse ku, si dze dzimetɔ-
trɔ, 9 eye migabu ne miagblɔ le
mia ɖokui me bena: Abraham
enye mia fofo o; elabena mele
egblɔm na mi bena: Mawu ate
ŋu anyɔ viwo atso keke kpe sia-
wo me ke na Abraham.[b] 10 Ke azɔ
la wotsɔ fia ɖo atiwo ƒe ke dzi
gɔ̃ hã xoxo: Ati sia ati, si metsea
ku nyui o la, wolãnɛ, eye wotsɔnɛ
dea dzo me.[e] 11 Nye la metsɔ
tsi de mawutsi ta na mi hena dzi-
metɔtrɔ; gake amesi le megbenye
gbɔna la, tri akɔ wum, amesi ƒe
atokotawo medzem be, matsɔ wo
o la, eya atsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe kple
dzo aɖe mawutsi ta na mi;[f] 12
amesi si lugbɔnu le, eye wòakplɔ
eƒe lugbɔƒe keŋkeŋ, eye wòaƒo
eƒe lu nu ƒu alɔ ɖe ava me, ke
tsroa la, wòatsɔ dzo matsimatsi
atɔe.[i]

Yohanes de mawutsi ta na Yesu.

13 [k]Le ɣemaɣi me Yesu tso
Galilea va Yohanes gbɔ le Yor-
dantɔsisi la to, bena wòade ma-
wutsi ta na ye. 14 Ke Yohanes xe
mɔ nɛ gblɔ bena: Nye boŋ wòhiã
bena, wò nade mawutsi ta na, eye
wòa nèva gbɔnyea? 15 Ke Yesu
ɖo eŋu gblɔ nɛ bena: Na mɔ azɔ,
elabena nenema koe dze mi bena,
míawu nu dzɔdzɔewo katã nu.
Tete wòɖe mɔ nɛ.[n] 16 Ke esi
wode mawutsi ta na Yesu vɔ la,
edo go tso tɔa me enumake; eye
kpɔ ɖa, dziƒowo ʋu nɛ, eye wò-
kpɔ Mawu ƒe Gbɔgbɔ la le ɖiɖim
abe akpakpa ene va edzi; 17 eye
kpɔ ɖa, [r]gbe tso dziƒowo le gbɔ-
gblɔm bena: Amesia enye vinye,
si gbɔ nyemelɔ̃a nu lena o la, si
dzea ŋunye!

Abosam te Yesu kpɔ.

4. [u]Tete Gbɔgbɔ la kplɔ Yesu
yi gbedzii, bena Abosam na-
tee akpɔ. 2 Eye esi wòtsi nu dɔ
ŋkeke [v]blane kple zã hã blane
megbe la, dɔ va wui. 3 Eye tela
te ɖe eŋu gblɔ nɛ bena: Nenye
Mawuvi nènye la, ekema gblɔ na
kpe siawo be, woatrɔ zu abolo.[y]
4 Ke eya ɖo eŋu gblɔ bena: Wo-
ŋlɔ ɖi bena: „Menye abolo ɖeɖe
ko ŋuti ame lanɔ agbe ɖo o, ne-
gbe ɖe nya sia nya, si dona tsoa
Mawu ƒe nu me la ŋuti.“[z] 5 Tete
Abosam kplɔ eyama heyi ɖe du

[a] Ps. 91, 11. 12.
[b] Yoh. 8, 39.
[d] Mo Y. 6, 16: Mo. II. 17, 7.
[e] 7, 19.
[f] Yoh. 1, 26; Dɔ. 1, 5.
[g] Mo. Y. 6, 13.
[h] Yoh. 1, 51.
[i] Mal. 3, 2.
[k] kp. 13-17 kpɔ Mar. 1, 9–11; Lu. 3, 21. 22; Yoh. 1, 31–34.
[l] kp. 12-17 kpɔ Mar. 1, 14. 15; Lu. 4. 14. 15; ta 14, 3; Lu. 3, 19.
[n] Gal. 4, 4.
[o] Yes. 8, 22; 9, 1. 2.
[p] Lu. 1, 79.
[r] 17, 5; 12, 18; Yoh. 12, 28.
[s] Mar. 1, 14; ta 3, 2; 6, 33.
[t] kp. 18-22 kpɔ Mar. 1, 16–20; Lu. 5, 1–11.
[u] kp. 1–11 kpɔ Mar. 1, 12. 13; Lu. 4, 1–13.
[v] Mo. II. 34, 28.
[y] 3, 17: Mo. I. 3, 1–7.
[z] Mo. Y. 8, 3.

kɔkɔe la me, eye wòtsɔe da ɖe
gbedoxɔ ƒe tsutsuẽƒe, 6 eye wò-
gblɔ nɛ bena: Nenye Mawuvi nè-
nye la, ekema dzo naɖadze anyi-
gba; elabena [a]woŋlɔ ɖi bena:
„Ade se na eƒe dɔlawo le ŋutiwò,
eye woaxɔ wò ɖe asiwo me, be
nagatsɔ wò afɔ axlã ɖe kpe o.“
7 Yesu gblɔ nɛ bena: [d]Wogaŋlɔ
ɖi hã bena: „Megate Aƒetɔ, wò
Mawu la, kpɔ o!“ 8 Abosam ga-
kplɔe heyi ɖe to kɔkɔ ŋutɔa ɖe
dzi, eye wòɖe xexeame fiaɖuƒewo
katã kple woƒe ŋutikɔkɔe la fiae;
9 eye wògblɔ nɛ bena: Matsɔ nu
siawo katã ana wò, ne ėdze klo
de ta agu nam. 10 Tete Yesu
gblɔ nɛ bena: Te ɖa le gbɔnye,
Satana! Elabena [g]woŋlɔ ɖi bena:
„Aƒetɔ, wò Mawu la, nade ta agu
na, eye eya ɖeka ko [h]nasubɔ.“
11 Tete Abosam gblẽe ɖi, eye kpɔ
ɖa, mawudɔlawo va subɔe.

Yesu dze eƒe dɔ gɔme.

12 [l]Ke esi Yesu se bena, wotsɔ
Yohanes de asi la, edzo heyi ɖe
Galilea. 13 Eye esi wòɖu le Na-
zaret la, eva nɔ Kapernaum, si
le ƒua nu le Zebulon kple Naftali-
nutowo me, 14 bena woawu nya,
si wogblɔ ɖi to nyagblɔɖila Ye-
saya dzi la nu bena: 15 „Zebulon-
nyigba kple Naftali-nyigba, ƒuta-
mɔ, Yordan godo, trɔ̃subɔlawo ƒe
Galilea,[o] 16 ɖukɔ, si ke nɔ viviti
me la, kpɔ kekeli gãa de, eye
amesiwo nɔ ku ƒe anyigba dzi
kple eƒe vɔvɔli me la, kekeli dze
na wo.“[p] 17 Tso ekema dzi la
Yesu de asi gbeƒãɖeɖe me le gbɔ-
gblɔm bena: Mitrɔ le miaƒe dzi
me, elabena dziƒofiaɖuƒe la ɖo vɔ![s]

Yesu yɔ eƒe nusrɔ̃la gbãtɔwo.

18 [t]Ke esi wòle tsa ɖim le Ga-
lilea-ƒua nu la, ekpɔ nɔviŋutsu
eve, Simon, si woyɔna be Petro,
kple nɔvia Andrea, wole asabu
dam ɖe ƒua me; elabena tɔƒodela-
wo wonye. 19 Eye wògblɔ na wo
bena: Miva nɔ yonyeme, eye ma-
wɔ mi mianye ameɖelawo! 20
Enumake wogblẽ asabuawo ɖi,
eye wodze eyome. 21 Ke esi wò-
dzo le afima te yi ŋgɔ la, ekpɔ
nɔviŋutsu bubu eve, Yakobo, si
nye Zebedeo vi, kple nɔvia Yo-
hanes, wole ʋu me kple wo fofo
Zebedeo hele woƒe aɣliwo sam,
eye wòyɔ wo. 22 Enumake wo-

gblẽ ou la kple wo fofo di, eye
wodze eyome.

Yesu yɔ dɔlélà vovovowo.

23 Eye [a]Yesu yi datsa le Ga-
lilea katã, le nu fiam amewo le
wofe fufofewo, eye wòle gbe fã
dem fiadufe la fe nyanyuie, eye
wòle dɔlélewo katã kple lãme-
gbegblẽwo katã fomevi dem da
le dukɔ la dome. 24 Eye efe ŋkɔ
di hoo le Siria blibo la katã; eye
[e]wotsɔ amesiwo katã fe lãme gblẽ,
kple amesiwo le dɔ bubu fome-
viwo lém, kple amesiwo le fu kpem,
kple amesiwo me gbɔgbɔ vɔ̃wo
le la, kple kpeŋuikulawo kple lã-
metututɔwo katã va egbɔ, eye wò-
da gbe le wo ŋu. 25 Eye [g]ame-
ha gedewo dze eyome tso Galilea
kple Dekapoli kple Yerusalem,
Yudea kpakple Yordan godo.

To dzi nyagbɔgblɔ: Yayranyawo.

5. [i]Ke esi wòkpɔ ameha gede-
wo la, elia to la; eye esi wò-
bɔbɔ nɔ anyi la, efe nusrɔ̃lawo
te va egbɔ, 2 eye wòke nu, fia nu
wo gblɔ bena:
3 Woayra amesiwo da ahe le
gbɔgbɔ me la; elabena woawo tɔe
nye dzifofiadufe la.[l] 4 Woayra
amesiwo le konyi fam la; elabena
woawoe woafa akɔ na.[n] 5 Woayra
amesiwo nye ame fafawo la; ela-
bena woawoe anyi anyigba la fe
dome.[o] 6 Woayra amesiwo dzɔ-
dzɔenyenye fe dɔ kple tsikɔ le
wo wum la; elabena woawoe adi
fo.[r] 7 Woayra amesiwo le nu-
blanui kpɔm na amewo la; ela-
bena woawoe woakpɔ nublanui
na.[t] 8 Woayra amesiwo dza le
wofe dzi me la; elabena woawoe
akpɔ Mawu.[u] 9 Woayra amesiwo
léa avu la; elabena woayɔ wo be
mawuviwo. 10 Woayra amesiwo
yome wotina le dzɔdzɔenyenye
ŋuti la; elabena woawo tɔe nye
dzifofiadufe la.[y] 11 Woayra mi,
ne woadzu mi, eye woati mia yo-
me, eye woaka aʋatso agblɔ nya
vɔ̃ bubu fomeviwo katã de mia
ŋuti le tanye.[a] 12 Dzi nadzɔ mi,
eye mitso aseye; elabena miafe
fetu sɔ gbɔ le dzifo; [b]elabena ne-
nema ke woti nyagblɔdila, siwo
dze mia ŋgɔ la yomee.
13 Miawoe nye anyigba fe dze;
ke ne dze bu efe vivi la, nuka

[a] Lu. 4, 14. 44; la 9, 35; 24, 14.
[b] Lu. 14, 34. 35; Mar. 9, 50.
[d] Lu. 8, 16; 11, 33; Mar. 4, 21.
[e] Mar. 6, 55.
[f] Pet. I. 2, 12; Yoh. 15, 8.
[g] Lu. 6, 17–19; Mar. 3, 7. 8.
[h] Ro. 3, 31; Lu. 16, 17.
[i] ta 5–7 kpɔ Lu. 6, 20–49.
[k] Ro 10, 4.
[l] Yes. 57, 15.
[n] Ps. 126, 5.
[o] Ps. 37, 11.
[p] 23, 2. 3. 23.
[r] Yoh. 4, 14; Ps. 42, 3.
[s] Mo. II. 20, 13; Mo. III. 24, 17.
[t] Yak. 2, 13.
[u] Ps. 51. 12; Yoh. I. 3, 2.
[v] Yoh. I. 3, 15; Ef. 4, 26.
[y] Pet. I. 3, 14.
[z] Mar. 11, 25.
[a] Pet. I. 4. 14.
[b] Kor. II. 4, 17; Yak 5, 10.
[d] Lu. 12, 58.

tsɔ ge woala ado vivi nɛ mahã?
Tso esia dzi la meganyo na na-
neke o; ke boŋ woatsɔe afu gbe,
bena amewo nado afɔ edzi.[b] 14
Miawoe nye xexeame fe kekeli.
Du, si le to dzi la, womate ŋu
aɣlae o.[d] 15 Eye womesia akadi
hã dana de afianu te o, ke de aka-
diti dzi boŋ, eye wòaklẽ na ame-
siwo katã le afea me. 16 Nene-
ma ke mina miafe kekeli naklẽ
le amewo fe ŋku me, bena woa-
kpɔ miafe nu nyui wɔwɔwo, eye
woakafu mia Fofo, si le dzifo.[f]

Sedziwɔwɔ nyuitɔ.

17 Migabu xa bena, meva se la
alo nyagblɔlawo tu ge o. Nye-
meva wo tu ge o, ke boŋ wo nu
wu ge meva.[h] 18 Elabena vavã
mele egblɔm na mi bena: Vase-
de esime dzifo kple anyigba nu
nava yi la, yota deka alo ŋɔŋlɔ-
dzesi deka nu mele yiyi ge tso
se la me, vasede esime wo katã
nava ve me o.[k] 19 Eyaŋuti amesi
ke tu nenem se siawo dome suetɔ
deka, eye wòfia amewo nenema
la, woayɔe be wo katã fe suetɔ
le dzifofiadufe la me; ke amesi
ke wɔ edzi, eye wòfia amewo la,
woayɔ eyama be gã le dzifofia-
dufe la me. 20 Elabena mele
egblɔm na mi bena: Ne miafe
dzɔdzɔenyenye la mafo agbalẽ-
fialawo kple farisitɔwo tɔ ta sã
o la, ekema miele yiyi ge de dzi-
fofiadufe la me akpɔ o.[p]
21 Miese wogblɔ na blematɔwo
bena: Megawu ame o; ke amesi
ke awu ame la, adze ʋɔnudɔdrɔ̃.[s]
22 Ke nye la mele egblɔm na mi
bena: Amesiame, si le dɔmedzoe
dom de nɔvia ŋuti la, adze ʋɔnu-
dɔdrɔ̃; eye amesi ke agblɔ na nɔ-
via bena takukutɔ la, adze daŋu-
dede gã, eye amesi ke agblɔ bena
lã la, adze dzomavɔɛmeyiyi.[v]
23 Eyaŋuti ne ètsɔ wò nunana va
da de vɔsamlekpuia dzi, eye nèdo
ŋui le afima bena, nyaa de le nɔ-
viwò fe dzi me de ŋutiwò la,[z] 24
gblẽ wò nunana la de afima le
vɔsamlekpuia ŋgɔ, eye nayi ada-
dzra mia kple nɔviwò dome do
gbãgbiagbã, hafi nava tsɔ wò nu-
nana la vae.[a] 25 Ɖkeke alesi nè-
gale mɔ dzi kple wò ketɔ la, wɔ
deka kplii kaba bena, ne wò ketɔ
nagava tsɔ wò ade asi na ʋɔnu-

drɔ̃la, eye ʋɔnudrɔ̃la nagatsɔ wò
ade asi na atikplɔtɔ la, eye woa-
de wò gaxɔ me o. 26 Vavã mele
egblɔm na wò bena: Màdo go le
afima gbeɖe o, vaseɖe esime naxe
agaga mlɔetɔ hafi.[b]
27 Miese wogblɔ bena: Mega-
wɔ ahasi o;[e] 28 ke nye la mele
egblɔm na mi bena: Amesiame,
si ke kpɔ nyɔnua ɖe wòdzroe la,
ewɔ ahasi kplii xoxo le efe dzi
me.[g] 29 Ke ne wò nuɖusi ŋku ɖia
nu wò la, hoe le eme, eye natsɔe
afu gbe, elabena enyo na wò be,
wò ŋutinuwo dome ɖeka nagblẽ,
wu esi woatsɔ wò ame blibo la
katã afu gbe ɖe dzomavɔʋe la
me.[h] 30 Eye ne wò nuɖusi ɖia
nu wò la, lãe ɖa le ŋutiwò, eye
natsɔe afu gbe, elabena enyo na
wò be, wò ŋutinuwo dometɔ ɖeka
nagblẽ, wu esi wò ame blibo la
katã nagblẽ le dzomavɔʋe la me.[i]
31 Wogblɔ hã bena: Amesi aɖe
asi le srɔ̃a ŋu la, nena kaklãgba-
lẽe;[k] 32 ke nye la mele egblɔm
na mi bena: Amesiame, si ke aɖe
asi le srɔ̃a ŋu, evɔ menye le aha-
siwɔwɔ ŋuti o la, eyae na wòwɔ
ahasi; eye amesi ke aɖe nyɔnu,
si ŋu woɖe asi le la, ewɔ ahasi.[n]
33 Miegase wogblɔ na blema-
tɔwo bena: Megaka atam dzodzro
o, ke nawɔ wò atamkaka dzi na
Aƒetɔ la.[o] 34 Ke nye la mele
egblɔm na mi bena: [p]Migatà nu
kura o, eɖanye dziƒo o, elabena
Mawu ƒe zikpui wònye; 35 eɖanye
anyigba o, elabena eƒe afɔɖodzi-
nue; eɖanye Yerusalem o, elabe-
na [s]fia gã la ƒe due. 36 Megatà
wò ta hã o; elabena màte ŋu awɔ
taɖa ɖeka ɣie alo yibɔ o. 37 Ke
boŋ miaƒe nya nanye: Ẽ, ẽ; o, o;
eye nusi ke wu esiawo la, etso
vɔ̃ɖitɔ la me.[t]
38 Miese wogblɔ bena: Ŋku ɖe
ŋku teƒe, eye aɖu ɖe aɖu teƒe;[u]
39 ke nye la mele egblɔm na mi
bena: Migatsi tre ɖe ame vɔ̃ɖi la
ŋuti o; ke boŋ amesi ke ƒo wò
nuɖusi tome la, nyẽ ekeme hã
nɛ;[v] 40 eye amesi le didim be, yea-
drɔ̃ ʋɔnu kplí wò, bene yeaxɔ wò
awu le asiwò la, na ne wòaxɔ avɔ
hã le asiwò; 41 eye amesi ke azi
dzi wò be, nazɔ kplii gafoƒo ɖeka
la, zɔ eve kplii.[y] 42 Na nu amesi
le nu biawòm, eye amesi le didim

a Mo. III. 19, 18. 34; Yak 2, 8.
b 18, 34.
d Ro. 12, 14. 20.
e Mo. II. 20, 14.
f Da. 7, 59.
g Hi. 31, 1.
h 18, 9; Kol. 3, 5; Gal. 5, 24.
i 18, 8.
k Mo. V. 24, 1.
l Mo. III. 19, 2.
n 19, 3; Mar. 10, 11 12; Lu. 16, 18; Kor. I. 7, 10.
o Mo. II. 20, 7; Mo. III. 19, 12; Mo. IV 30, 3.
p 23, 16; Yes. 66, 1; Da. 7, 49.
r 23, 5.
s Ps. 48, 3.
t Yak. 5, 12.
u Mo. II. 21, 24; Mo. III. 24, 19. [illegible]
v Kor. I. 6, 7.
y 27, 32.

be, yeaɣe nu le asiwò la, megatrɔ
dzo le egbɔ o.
43 Miese wogblɔ bena: Lɔ̃ ha-
wòvi, eye nalé fu wò ketɔ;[a] 44
ke nye la mele egblɔm na mi be-
na: [d]Milɔ̃ miaƒe ketɔwo; miyra
amesiwo ƒoa fi ɖea mi; miwɔ
nyui na amesiwo léa mi ɖe ke
me; mido gbe ɖa ɖe amesiwo ƒoa
ɖi mi la ta; eye [f]mido gbe ɖa ɖe
amesiwo le mia yome tim la ta,
45 bena ne miazu mia Fofo, si
le dziƒo la, ƒe viwo; elabena eyae
nana eƒe ɣe dzena na ame vɔ̃ɖi-
wo kple ame nyuiwo, eye wòna-
na tsi dzana na ame dzɔdzɔewo
kple ame madzɔmadzɔwo. 46 Ela-
bena ne mielɔ̃a amesiwo lɔ̃a mi
la, fetu ka kpɔm miele mahã?
Alo menye nudzɔlawo hã wɔa
nenema ke o ɖe? 47 Eye ne mie-
doa gbe na mia nɔviwo ɖeɖe ko
la, wɔwui ka wɔm miele? Alo
menye xexemeviwo hã wɔa nene-
ma ke o ɖe? 48 Eyaŋuti miawo
hã [l]mizu blibo, sigbe alesi mia
Fofo, si le dziƒo la, le blibo ene.

Le damenyowɔwɔ, gbedodoɖa kple nutsitsidɔ ŋuti.

6. Mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie,
ne miagawɔ miaƒe dzɔdzɔe-
nyenyenu le amewo ƒe ŋku me,
be woakpɔ o; ne menye nenem
o la, fetua ɖeke meli na mi le
mia Fofo, si le dziƒowo la, gbɔ o.[r]
2 Eyaŋuti ne èna nu ame la,
megana kpẽ naɖi le ŋgɔwò, sigbe
alesi alakpatɔwo wɔna le woƒe
ƒuƒoƒewo kple ablɔwo me, bena
amewo nakafu yewo la, ene o. Va-
vã, mele egblɔm na mi bena: Wo-
xɔ woƒe fetu yii xoxo. 3 Ke wò
la, ne èle nu nam ame la, mega-
na wò miasi nanya nusi wò nu-
ɖusi wɔna o, 4 bena wò nunana
nanɔ ɣaɣlaƒe, eye Fofowò, si le nu
kpɔmle ɣaɣlaƒe la, laɖo teƒe na wò.
5 Eye ne miele gbe dom ɖa la,
miganɔ abe alakpatɔwo ene o;
elabena wolɔ̃a gbedodoɖa le tsi-
trenu le ƒuƒoƒewo kple ablɔwo ƒe
dzogoewo dzi, bena amewo nakpɔ
yewo. Vavã mele egblɔm na mi
bena: Woxɔ woƒe fetu yi xoxo.
6 Ke wò la, ne èle gbe do ge ɖa
la, yi ɖe wò xɔgã me, eye esi
nètu ʋɔa la, nado gbe ɖa na Fo-
fowò le ɣaɣlaƒe, eye Fofowò, si

le nu kpɔm le ɣaɣlaƒe la, lado
teƒe na wò. 7 Ke ne miele gbe
dom ɖa la, migagblɔ nyatsinyatsi
abe trɔ̃subɔlawo ene o; elabena
wobu xa bena, le yewoƒe nya ge-
ɖe gbɔgblɔ ŋuti la woaɖo to ye-
wo.[a] 8 Eyaŋuti migaɖi woawo o;
elabena mia Fofo nya nusiwo hiãa
mi, hafi miebianɛ. 9 Eyata mia-
wo mido gbe ɖa ale: [b]Mía Fofo,
si le dziƒowo! Wò ŋkɔ ŋuti nakɔ!
10 Wò fiaɖuƒe nava! Woawɔ wò
lɔlɔ̃nu le anyigba dzi, sigbe alesi
wowɔna le dziƒo ene! 11 Na miaƒe
nuɖuɖu, si asu mia nu egbe la
mi! 12 Eye natsɔ miaƒe vodada-
wo ake mi, sigbe alesi miawo hã
mietsɔna kea amesiwo daa vo ɖe
mia ŋuti la ene! 13 Eye mega-
kplɔ mi yi ɖe tetekpɔ me o; ke
ɖe mi tso vɔ̃ditɔ la si me! Ela-
bena [f]tɔwòe nye fiaɖuƒe kple
ŋusẽ kple ŋutikɔkɔe yi ɖe mavɔ-
mavɔ me. Amen. 14 Elabena ne
mietsɔ amewo ƒe vodadawo ke
wo la, ekema mia Fofo, si le dzi-
ƒo la, atsɔe ake miawo hã.[h] 15
Ke ne mietsɔ ke amewo o la, mia
Fofo hã matsɔ miaƒe vodadawo
ake mi o.

16 Ke ne mietsi nu dɔ la, mi-
gato mo sigbe alakpatɔwo ene o;
elabena wogblẽa mo na wo ɖo-
kui, bena amewo nadze si wo abe
amesiwo tsia nu dɔna la ene.
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Woxɔ woƒe fetu yii xoxo.[i] 17 Ke
wò la, ne èle nu tsim le dɔdɔm
la, si ami ɖe ta, eye nafu mo, 18
bena amewo nagadze si wò nu-
tsitsidɔ o; negbe Fofowò, si le
ɣaɣlaƒe la ko, eye Fofowò, si le
nu kpɔm le ɣaɣlaƒe la, laɖo teƒe
na wò.

Nuxɔxlɔ̃ le anyigba dzi nuwo ŋuti.

19 Migadzra nu nyuiwo ɖo na
mia ɖokui le anyigba dzi, afisi
agbagblaʋui kple nusiwo ɖua nu
la, gblẽa nu le, eye fiafitɔwo dzea
kpɔ va fia nu le la o; 20 ke boŋ
midzra nu nyuiwo ɖo na mia ɖo-
kui le dziƒo, afisi agbagblaʋui
kple nusiwo ɖua nu la, megblẽa
nu le o, eye fiafitɔ medzea kpɔ
va fia nu le o;[n] 21 elabena afisi
wò nu nyui le la, afima wò dzi
hã lanɔ. 22 Ame blibo la ƒe aka-
ɖi enye ŋku; ne wò ŋku dzi dza
la, wò ame blibo la katã me lakɔ.[p]
23 Ke ne ŋku vɔ̃ li na wò la, wò
ame blibo la katã me laɖo viviti.
Azɔ ne kekeli, si le mewò la, zu
viviti la, aleke viviti ŋutɔ lahasɔ
gbɔe! 24 Amea ɖeke mate ŋu
asubɔ aƒetɔ eve o; elabena ɖewo
alẽ fu ame ɖeka, eye wòalɔ̃ eve-
lia, alo aku ɖe ame ɖeka ŋuti,
eye wòaɖo vlo evelia. Miate ŋu
asubɔ Mawu kple anyigba dzi nu-
wo o.[d] 25 Eyakeŋuti mele egblɔm
na mi bena: [e]Migatsi dzimaɖi le
miaƒe agbe ŋuti, nusi miaɖu kple
nusi miano o, alo le miaƒe ame
blibo la ŋuti, nusi miata o. Alo
agbe mewu nuɖuɖu o ɖe, eye ame
blibo la mewu avɔtata o ɖe? 26
Mikpɔ dziƒoxeviwo ɖa, womeƒãa
nu o, womeŋea nu hã o, eye wo-
meƒoa nuwo ƒu ɖe avawo me hã
o, ke mia Fofo, si le dziƒo la,
nyia wo. Alo ɖe mia tɔ mevena
wua woawo tɔ o mahã?[g] 27 Eye
amekae le mia dome, ne ele fu
ɖem na eɖokui la, wòate ŋu atsɔ
abɔ ɖeka akpe ɖe eƒe agbenɔɣi
ŋu mahã? 28 Eye nukaŋuti miele
fu ɖem na mia ɖokui le avɔtata
ŋuti mahã? Mibu dzogbenyã, si
le gbedzi la, ŋuti kpɔ, alesi wò-
wɔnae; mewɔa dɔ o, metrea deti
hã o; 29 ke mele egblɔm na mi
bena: Salomo le eƒe ŋutikɔkɔe
katã me la meɖo atsyɔ̃ kpɔ abe
esiawo dometɔ ɖeka ene o. 30 Eye
ne Mawu ɖo atsyɔ̃ na gbe, si le
gbedzi egbe, eye etsɔ kasia woa-
tsɔe aƒu gbe ɖe kpodzo me la,
ɖe mawɔ na miawo geɖe awu o
mahã? Mi xɔseʋeetɔwo![k] 31 Eya-
ŋuti migaɖe fu na mia ɖokui agblɔ
bena: Nuka miaɖu, nuka miano,
alo nuka miatsɔ ata mahã o. 32
Elabena nenem nusiawo katã tɔ-
gbe trɔ̃subɔlawo dina; ke mia
Fofo, si le dziƒo la, nyae bena, ne-
nem nusiawo katã hiãa mi. 33 Mi-
ɖi mawufiaɖuƒe la kple eƒe dzɔ-
dzɔenyenye gbãgbiagbã, eye woa-
tsɔ nusiawo katã akpe ɖe eŋuti na
mi.[l] 34 Eyaŋuti migatsi dzimaɖi
le etsɔ si gbɔna la, ƒe nuwo ŋuti
o; elabena etsɔ si gbɔna la, adze
agbagba le eya ŋutɔ ƒe nuwo ŋuti.
Ŋkeke ƒe vɔ̃ la sɔ gbɔ ne.[o]

Le ʋɔnudɔdrɔ̃ ŋuti.

7 Migadrɔ̃ ʋɔnu, ne woagadrɔ̃
ʋɔnu mi o. 2 Elabena ʋɔnudɔ-

[a] Fia. I. 18, 26.
[b] Lu. 11, 2–4; Ezra 36, 23.
[d] Yoh. I. 2, 15; Yak. 4. 4.
[e] Lu. 12, 22-31.
[f] Kor. I. 10, 13.
[g] 10, 31.
[h] 18, 21; Mar. 11, 25. 26.
[i] Yes. 58, 5.
[k] Ps. 90, 5.
[l] Fia. I. 3, 13.
[n] Lu. 12, 33; Tim. I. 6, 17; Yak. 5, 1.
[o] Mo. II. 16, 19.
[p] Lu. 11, 34.

drɔ̃, si miedrɔ̃ la, eya ke woatsɔ adrɔ̃
ʋɔnu mi; eye dzidzenu, si mietsɔ
dzidze la, eya ke woatsɔ adzidze na
miawo hã.[a] 3 Ke nuka wɔ nèkpɔa
ati fefee, si ɖo nɔviwò ƒe ŋku me
la, eye atikpo, si le wò ŋutɔ wò
ŋku dzi la, mèdzea si eya o ma-
hã? 4 Alo aleke lawɔ nagblɔ na
nɔviwò bena: Na mɔm, ne maɖe
ati fefee la le wò ŋku me, eye
kpɔ ɖa, atikpo le wò ŋutɔ wò ŋku
dzi mahã? 5 Alakpatɔ, ɖe atikpo
la le wò ŋutɔ wò ŋku dzi gbã,
hafi nakpɔ nyuie, alesi nawɔ aɖe
ati fefee la le nɔviwò ƒe ŋku me.
6 [f]Migatsɔ nu kɔkɔe la na avũ-
wo o, eye migatsɔ miaƒe dzonu
nyuiwo hã ƒu gbe ɖe hawo ƒe ŋku
me, ne woaganyã avuzi le wo dzi
kple woƒe afɔwo, hafi agbugbɔ
ava vuvu mi o.

Le gbedodoɖa ƒe ŋusẽ ŋuti.

7 Mibia, eye woana mi; midi,
eye miakpɔ; miƒo ʋɔa, eye woa-
ʋui na mi;[h] 8 elabena amesiame,
si biaa nu la, exɔa nu; eye amesi
dia nu la, ekpɔa nu; eye amesi
ƒoa ʋɔ la, woʋunɛ nɛ. 9 Alo
ameka le mia dome, ne via abia
aboloe la, wòatsɔ kpe anae mahã?
10 Alo ne abia tɔmelãe la, wòa-
tsɔ da anae mahã?[i] 11 Azɔ ne
mi, amesiwo nye ame vɔ̃ɖiwo la,
mienya alesi miana nunana nyui-
wo mia viwo la, ɖe mia Fofo, si
le dziƒo la, mana nu nyuiwo ame-
siwo bianɛ la, awu mi o mahã?
12 Eyaŋuti nusianu, si mielɔ̃na
bena, amewo nawɔ na mi la, mia-
wo hã miwɔ nenema ke na wo;
elabena esia enye se la kple nya-
gblɔɖilawo.[k]

Le Mawu ƒe lɔlɔ̃nu dzi wɔwɔ ŋuti.

13 Miyi ɖe agbo bii la me; ela-
bena agbo la keke, eye mɔ la le
gbadza, si kplɔa amewo yina ɖe
tsɔtsrɔ̃ me, eye ame geɖewo nye
amesiwo le edzi yina ɖe eme.[n]
14 Elabena agbo la le biie, eye
mɔ la hã xaxa, si kplɔa amewo
yina ɖe agbe la me, eye ame ʋee-
wo nye amesiwo kpɔnɛ.[p]
15 Mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie le
[s]aʋatsonyagblɔɖilawo ŋuti, ame-
siwo vaa mia gbɔ le alẽgbalẽwo
me, evɔ le wo me la wonye ame-
gãxi nyanyrãwo. 16 Mitsɔ woƒe
tsetsewo dze si wo. Ðe wogbea
weinkpo le aŋɔkawo dzi loo, alo

[a] Mar. 4, 24.
[b] 12, 33.
[d] 3, 10.
[e] Ro. 2, 13; Yak. 1, 22.
[f] 10, 11.
[g] 24, 24.
[h] Lu. 11, 9; Yoh. 14, 13.
[i] Yak. 1, 5. 17.
[k] Lu. 22, 40; Ro. 12, 8; Gal. 5, 14.
[l] Mar. 1, 22; Lu. 4, 32.
[n] Lu. 13, 24.
[o] Yoh. 7, 46.
[p] Dɔ. 14, 22.
[r] kp. 1–4 kpɔ Mar. 1, 40-44; Lu. 5, 12–14.
[s] 24, 4. 5. 24; Yoh. 1. 4, 1; Dɔ. 20, 29.

wogbea gbowo le srẽwo dzi ma-
hã? 17 Nenema ke ati nyui sia
ati nyui tsea ku nyui; eye ati ma-
nyomanyo tsea ku manyomanyo.[b]
18 Ati nyui mate ŋu atse ku ma-
nyomanyo o, eye ati manyomanyo
hã mate ŋu atse ku nyui o. 19 Ati
sia ati, si metsea ku nyui o la,
wolãnɛ, eye wotsɔnɛ dea dzo me.[d]
20 Eyaŋuti mitsɔ woƒe tsetseawo
dze si woe! 21 [e]Menye amesiame,
si le gbɔgblɔm nam bena: Aƒetɔ!
Aƒetɔ! ayi ɖe dziƒofiaɖuƒe la me
o, negbe amesi le Fofonye, si le
dziƒowo la, ƒe lɔlɔ̃nu wɔm la koe.
22 Ame geɖewo lagblɔ nam le
ŋkeke ma dzi bena: Aƒetɔ! Aƒetɔ!
Alo menye wò ŋkɔ dzi miegblɔ
nya ɖe anyi le o ɖe, eye wò ŋkɔ
dzi mienyã gbɔgbɔ vɔ̃wo do goe
le o ɖe, eye wò ŋkɔ dzi miewɔ
ŋusẽdɔ geɖewo le o ɖe?[g] 23 Eke-
ma nye hã maɖu me na wo be-
na: Nyemenya mi kpɔ o, mi nu
madzɔmadzɔ wɔlawo; mite ɖa le
gbɔnye!
24 Eyaŋuti amesiame, si se nye
nya siawo, eye wòwɔ wo dzi la,
matsɔe aɖo ŋutsu nyanu, si tu eƒe
xɔ ɖe kpe gbadza dzi la ŋuti;
25 eye tsi dzana, eye tɔwo ɖɔna,
eye yawo ƒona, eye wova nyẽa zi
le nenem xɔ ma te, eye memuna
o; elabena woɖo egɔme anyi ɖe
kpe gbadza dzi. 26 Eye amesia-
me, si sea nye nya siawo, eye
mewɔa wo dzi o la, woatsɔe aɖo
ŋutsu manyanu, si tu eƒe xɔ ɖe
ke dzi la ŋuti; 27 eye tsi dzana,
eye tɔwo ɖɔna, eye yawo ƒona,
eye wova nyẽa zi le nenem xɔ
ma te, eye wòmu, eye eƒe anyi-
dzedze ɖi gbloo.
28 Eye wòva me, esime Yesu
wu nenem nya siawo nu vɔ la,
[l]kuvia ɖo amehawo le eƒe nufia-
fia la ŋuti; 29 elabena ele nu fiam
wo abe amesi si ŋusẽ le ene, eye
menye abe woƒe agbalẽfialawo
ene o.[o]

Yesu yɔ dɔ anyidzelaa ɖe.

8 [r]Eye esi wòɖi tso toa dzi la,
ameha geɖewo kplɔe ɖo. 2 Eye
kpɔ ɖa, anyidzelaa ɖe va dze klo
nɛ gblɔ bena: Aƒetɔ, ne èlɔ̃ ko
la, àte ŋu ana ŋutinye nakɔ. 3 Tete
Yesu do abɔ ɖa, eye wòɖe asi
eŋu gblɔ bena: Melɔ̃, ŋutiwò ne-

kɔ! Eye enumake efe anyi la kɔ
da. 4 Eye Yesu gblɔ nɛ bena:
„[a]Kpɔ da, megagblɔe na amea ḍe-
ke o; ke heyi ḍatsɔ [b]ḍokuiwò fia
mawununɔla boŋ, eye natsɔ nu-
nana, [d]si Mose ḍo anyi la, ana,
ne wòanye ḍasediḍi na wo.

Yesu da gbe le Kapernaum aʋafia la ƒe dɔla ŋuti.

5 [g]Eye esi wòva Kapernaum la,
aʋafiaa ḍe va egbɔ le kuku ḍem
nɛ 6 le gbɔgblɔm bena: Afetɔ,
nye dɔtsɔla mlɔ anyi le aƒe me
le lãmetutudɔ lèm, eye wòle fu
kpem ŋutɔ. 7 Egblɔ nɛ bena:
Nye la megbɔna be, mada gbe le
eŋu. 8 Eye aʋafia la ḍo eŋu gblɔ
bena: Afetɔ, medzem be, nava ge
ḍe nye xɔ te o; ke gblɔ nya ḍeka
ko, eye nye dɔtsɔla ƒe lãme asẽ.
9 Elabena nye hã menye amesi
le ŋusẽ te, eye asrafowo le nye
hã tenye: eye ne megblɔ na ame
sia be: Yi! eyina; eye ne megblɔ
na ame bubu bena: Va! evana;
eye ne megblɔ na ye dɔtsɔla be-
na: Wɔ esia! ewɔnɛ. 10 Ke esi
Yesu see la, eƒe mo wɔ yaa, eye
wògblɔ na amesiwo le eyome la
bena: Vavã mele egblɔm na mi
bena: Le Israel me hã la nyeme-
kpɔ nenem dzixɔse sia tɔgbe
kpɔ o. 11 Ke mele egblɔm na mi
bena: Ame geḍewo latsɔ ɣedzeƒe
kple ɣetoḍoƒe ava, eye woanɔ kplɔ̃
ŋuti akpe ḍe [l]Abraham, Isak kple
Yakob ŋuti le dziƒofiaduƒe la me;
12 hafi fiaduƒe la ƒe viwo la, woa-
tsɔ wo aƒu gbe [p]ḍe viviti, si le
egodo la me; afima avifafa kple
aduklidudu lanɔ. 13 Eye Yesu
gblɔ na aʋafia la bena: [r]Heyi, eye
alesi nèxɔe se la, woawɔ na wò
nenema ke! Eye eƒe dɔtsɔla ƒe
lãme sẽ le gaƒoƒo ma ke dzi.

Yesu da gbe le Petro lɔxo kple dɔlẽla bubu geḍewo ŋuti.

14 [s]Eye esi Yesu va Petro ƒe
me la, ekpɔ lɔ̃xoa le anyimlɔƒe,
le ŋudza lém. 15 Eye wòḍe asi
eƒe asi ŋuti, tete ŋudza la dzo le
edzi; eye wòtsi tre hesubɔe. 16
Ke esi fiẽsi ḍo la, wotsɔ ame geḍe,
siwo gbɔgbɔ vɔ̃wo le wo me la,
va egbɔ: eye wògblɔ nya henyã
gbɔgbɔ vɔ̃awo ḍo goe, eye wòda
gbe le amesiwo katã ƒe lãme gblẽ
la ŋuti, 17 bena woawu nya, si
wogblɔ ḍi to [t]Yesaya, nyagblɔḍila
dzi la nu bena: „Eya ŋutɔ tsɔ
miaƒe gbɔdzɔgbɔdzɔwo kple dɔ-
lélewo ḍo edokui dzi.“

Yesu gbe nya na nusrɔ̃la eve.

18 Ke esi Yesu kpɔ ameha geḍe-
wo le eŋuti la, eḍo bena, yewoa-
tsɔ ƒu la ayi egodo.[e] 19 [f]Eye agba-
lẽfialaa ḍe va gblɔ nɛ bena: Nu-
fiala, afisi ke nayi ḍo la, manɔ
yowòme. 20 Eye Yesu gblɔ nɛ
bena: Abeiwo kpɔ dowo, eye dzi-
ƒoxeviwo hã kpɔ atɔwo; ke Ame-
gbetɔvi la [h]mekpɔ afisi wòatsɔ ta
aziɔ ḍo o. 21 Eye eƒe nusrɔ̃lawo
dome ame bubu gblɔ nɛ bena:
Afetɔ, ḍe mɔ nam, ne mayi aḍa-
ḍi fofonye gbɔ. 22 Ke Yesu gblɔ
nɛ bena: Nɔ yonyeme, eye nana
ame kukuwo naḍi woawo ŋutɔwo
ƒe ame kukuwo.[i]

Yesu tsi ahom nu le ƒu dzi.

23 [k]Eye esi wòḍo ʋua la, eƒe
nusrɔ̃lawo kplɔe ḍo. 24 Eye kpɔ
ḍa, ya seséa ḍe va ƒo ḍe ƒua dzi,
eye ƒutsotsoewo le ŋeŋem ḍe ʋua
me; ke eya ŋutɔ dɔ alɔ̃. 25 Eye
wova egbɔ, nyɔe gblɔ bena: Afe-
tɔ, ḍe mí, miele tsɔtsrɔ̃m! 26
Eye wògblɔ na wo bena: Nuka
wɔ miele vɔvɔ̃m ale, mi xɔseʋee-
tɔwo! Tete la wòtsi tre, eye wò-
blu ḍe ya kple ƒu la ta, eye ḍo-
ḍoe gãa ḍe zi kpoo. 27 Eye amea-
wo ƒe mo wɔ yaa, eye wogblɔ
bena: Ameka ƒomevi enye sia be,
yawo kple ƒu hã ḍoa toe?[n]

Yesu da gbe le gbɔgbɔ vɔ̃ tɔ eve ŋu.

28 [o]Eye esi wòva egodo le Ga-
daratɔwo ƒe anyigba dzi la, ame
eve, siwo me gbɔgbɔ vɔ̃wo le, eye
adã le mo na wo ŋutɔ, ale bena
amea ḍeke metea ŋu toa afimamɔ
o la, ḍo go tso yɔdowo me va
kpee. 29 Eye kpɔ ḍa, wodo ɣli
gblɔ bena: Nya ka le mia kpli wò
dome, wò Mawuvi? Ḍe nèva afi-
sia funyafunya wɔ ge mi, hafi ɣe-
yiɣi la naḍe mahã? 30 Ke aƒe-
hawo ƒe ha gãa ḍe le adzɔge le
gbe ḍum. 31 Eye gbɔgbɔ vɔ̃awo
ḍe kuku nɛ gblɔ bena: Ne ènyã
mi do go la, dɔ mi ḍe hawo me.
32 Eye wògblɔ na wo bena: Mi-
heyi! Eye esi wodo go la. woyi
ḍe haawo me; kasia kpɔ ḍa. wo
katã wosi du kplikplikpli tso to
la kɔgo ge ḍe ƒu la me, eye woku
ḍe tsiawo me. 33 Tete wo kplɔ-
viwo si, eye esi wova dua me la,
woka nyaawo katã kple amesiwo

[a] 9, 30.
[b] Lu. 17, 14.
[d] Mo. III. 14, 2.
[e] Mar. 4, 36; Lu. 8, 22.
[f] kp. 19-22 kpɔ Lu. 19, 57—60.
[g] kp. 5—13 kpɔ Lu. 7, 1—10.
[h] Kor. II. 8, 9
[i] Ef. 2, 1; Nyad. 3, 1.
[k] kp. 23-27 kpɔ Mar. 4, 36—41; Lu. 8, 23—25.
[l] Lu. 13, 28. 29; Mal. 1, 11.
[n] Lod. 30, 4.
[o] kp. 28-34 kpɔ Mar. 5, 1—17; Lu. 8, 26—37.
[p] 13, 42; 21, 43; 22, 13; 25, 30.
[r] 8, 29.
[s] kp. 14-17 kpɔ Mar. 1, 29—34; Lu. 4, 38—41; Kor. I. 9, 5.
[t] Yes. 53, 4; Pet. I. 2, 24.

me gbɔgbɔ vɔ̃wo do go le la, hã
fe nya ta na wo. 34 Eye kpɔ ḍa.
du blibo la katã do go yi Yesu
kpe ge; eye esi wokpɔe la, wode
kuku nɛ bena, wòadzo le yewofe
nutoawo me ayi.

Lãmetututɔ la.

9. [b]Eye esi wòḍo ʋu la, etso fu
la va ye ŋutɔ fe dua me. 2 Eye
kpɔ ḍa, wotsɔ lãmetutututɔa ḍe, si
mlɔ aba dzi la, va egbɔ. Ke esi
Yesu kpɔ wofe xɔse la la, egblɔ
na lãmetututɔ la bena: Vinye,
na wò dzi nadze me, wotsɔ wò
nuvɔ̃awo ke wò. 3 Eye kpɔ ḍa,
agbalẽfia!awo dometɔa ḍewo gblɔ
le wo ḍokui me bena: Amesia le
busunya gblɔm. 4 Eye esi Yesu
kpɔ wofe tamebubuwo la, egblɔ
bena: Nukaŋuti miele nu vɔ̃ḍiwo
bum le miafe dzi me ale mahã?[c]
5 Elabena kae bɔbɔ wu be, woa-
gblɔ: Wotsɔ wò nuvɔ̃wo ke wò
loo, alo woagblɔ bena: Tsi tre,
ne nazɔ azɔli mahã? 6 Ke ne
mianyae bena, ŋusẽ le Amegbe-
tɔvi la si be, wòatsɔ nuvɔ̃wo ake
le anyigba dzi; tete wògblɔ na
lãmetututɔ la bena: Tsi tre, kɔ
wò aba ḍzi, eye nayi afewò me!
7 Eye wòtsi tre heyi ḍe efe me.
8 Eye esi amehawo kpɔe la, wovɔ̃,
eye wokafu Mawu, si tsɔ nenem
ŋusẽ sia tɔgbe na amegbetɔwo.

Mateo yoyo. Yohanes fe nusrɔ̃lawo.

9 [h]Eye esi Yesu to afima yina
la, ekpɔ ŋutsua ḍe, si woyɔna be
Mateo, si nɔ anyi le nudzɔfe, eye
wògblɔ nɛ bena: Dze yonyeme!
Eye wòtsi tre dze eyome. 10 Eye
wòva me, esime wòle kplɔ̃ ŋuti
le afea me la, kpɔ ḍa, nudzɔla kple
nuvɔ̃wɔla geḍewo va, eye wobɔbɔ
nɔ anyi kple Yesu kpakple efe
nusrɔ̃lawo. 11 Ke esi farisitɔwo
kpɔe la, wogblɔ na efe nusrɔ̃la-
wo bena: Nukaŋuti miafe nufiala
ḍua nu kple nudzɔlawo kpakple
nuvɔ̃wɔlawo mahã?[k] 12 Esi Yesu
see la, egblɔ na wo bena: Menye
lãmesesẽtɔwoe hiã gbeḍala o, ne-
gbe dɔlélawo ko. 13 Ke miyi ḍa-
srɔ̃ nusia gɔme: [n]„Nublanuikpɔkpɔ
dim mele, menye numeme o.“
Elabena nyemeva ame dzɔdzɔewo
yɔ ge o, negbe nuvɔ̃wɔlawo ko.
14 [o]Tete Yohanes fe nusrɔ̃lawo
va egbɔ gblɔ bena: Nukaŋuti mia-
wo kple [a]farisitɔwo míetsia ɣu dɔ-
na atraḍii, ke wò nusrɔ̃lawo me-
tsia nu dɔna o mahã? 15 Eye Yesu
gblɔ na wo bena: Alo ḍe ŋugbe-
tɔsrɔ̃ la fe xɔlɔ̃wo ate ŋu afa ko-
nyi, ŋkeke alesi ŋugbetɔsrɔ̃ la li
kpli wo mahã? Ke ŋkekewo gbɔ-
na, esime woatsɔ ŋugbetɔsrɔ̃ la
ayii le wo gbɔ la, ekema woatsi
nu adɔ.[d] 16 Eye amea ḍeke me-
tsɔa avɔ matakpɔ fe nuḍeḍi he-
kaa avɔ xoxo o; elabena nuḍeḍi,
si wotsɔ kae la, aho avɔ la ḍe
eḍokui ŋu, eye efe vuvu la awu
tsãtɔ. 17 Wometsɔa aha yeye hã
dea lãgbalẽgolo xoxowo me o; ke
ne menye nenem o la, lãgbalẽ-
golowo awo, eye aha la afu gbe,
eye lãgbalẽgolowo agblẽ; ke wo-
tsɔa aha yeye dea lãgbalẽgolo ye-
yewo me, eye wo kpakple eve la
siaa wonɔna ḍedie.

Yairo vinyɔnuvi kple nyɔnu, si lé nusiɔidɔ.

18 [f]Esi wòle nusiawo gblɔm na
wo la, kpɔ ḍa, amegãa ḍe va dze
klo nɛ gblɔ bena: Ye nyɔnuvi ku
fifi laa; gake la va natsɔ wò asi
ada ḍe edzi, eye wòagbɔ agbe.
19 Eye esi Yesu tsi tre la, eya
kple efe nusrɔ̃lawo dze eyome.
20 Eye kpɔ ḍa, nyɔnua ḍe, si ŋu
ʋu le ḍoḍom le fe wuieve sɔŋ la.
to emegbe va te ḍe eŋu, eye wò-
ḍe asi efe awuto ŋu; 21 elabena
egblɔ le eḍokui me bena: [g]Ne
mede asi efe awu la ŋu ko la, ma-
haya. 22 Ke esi wòtrɔ kpɔe la,
egblɔ nɛ bena: Vinyɔnuvi, na wò
dzi nadze me! Wò xɔse la ḍe
wò. Eye nyɔnu la fe lãme sẽ le
gafofo ma ke dzi. 23 Ke esi Yesu
va amegã la fe me, eye wòkpɔ
dzekulawo kple ameha, siwo le
ʋunyaʋunya wɔm la, 24 egblɔ na
wo bena: Mite yi megbe! Elabe-
na nyɔnuvia meku o; ke alɔe wò-
dɔ. Eye wokoe.[i] 25 Eye esi wo-
nyã ameha la do go la, eyi ḍe
eme, eye wòlé efe asi, eye nyɔ-
nuvi la fɔ ḍe tsi tre. 26 Nenem
efe ŋkɔ nyɔ kaka ḍe afima-nyi-
gba katã dzi.[l]

Ŋkuagbãtɔ eve kple adetututɔ la.

27 Esi Yesu dzo le afima yina
la, ŋkuagbãtɔ eve dze eyome, le
yli dom gblɔ bena: Dawid vi la,
kpɔ mia nublanui! 28 Eye esi
wòyi ḍe afea me la, ŋkuagbãtɔwo
va egbɔ, eye Yesu gblɔ na wo

[a] Lu. 18, 12.
[b] kp. 1—8 kpɔ Mar. 2, 7—12; Lu. 5, 17—26.
[d] Yoh. 3, 29.
[c] Yoh. 2, 24.
[f] kp. 18-26 kpɔ Mar. 5, 22-43; Lu. 8, 41—56.
[g] Mar. 3, 10; ta 14, 36; Lu. 17, 19.
[h] kp. 9—13 kpɔ Mar. 2, 13—17; Lu. 5, 27—32.
[i] Yoh. 11, 11.
[k] Lu. 15, 2.
[l] Lu. 7, 17.
[n] Hos. 6, 6.
[o] kp. 14-17 kpɔ Mar. 2, 18—22; Lu. 5, 33—38.

bena: Miexɔe se bena, mate ŋu
awɔ esia mahã? Eye wogblɔ nɛ
bena: Ɛ̃, Afetɔ. 29 Tete Yesu de
asi wofe ŋkuwo ŋu gblɔ bena:
[a]Ava me na mi le miafe xɔse la
nu. 30 Eye wofe ŋkuwo ʋu. Eye
Yesu gbe nya na wo vevie gblɔ
bena: Kpɔ ɖa, migana amea ɖeke
nanyae o.[d] 31 Ke woawo la, esi
wodogo ko la, wona efe ŋkɔ ɖi hoo
le afima-nyigba blibo la katã dzi.

32 Eye esi woawo do go la, kpɔ
ɖa, wotsɔ aɖetututɔ, si me gbɔ-
gbɔ vɔ̃ le la, va egbɔ. 33 Eye
esi wònyã gbɔgbɔ vɔ̃ la do goe
la, aɖetututɔ la ƒo nu. Eye ame-
hawo ƒe mo wɔ yaa, wogblɔ bena:
Womekpɔ nusia tɔgbee le Israel
kpɔ o. 34 Ke farisitɔwo gblɔ be-
na: Gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe fia la dzie
wòto nyã gbɔgbɔ vɔ̃wo do goe.[g]

Yesu fia nu, eye wòyɔ dɔ amewo.
Nuŋelawo mede ha o.

35 Eye Yesu yi [k]ɖato duawo
kple kɔƒeawo katã me, hele nu
fiam le wofe ƒuƒoƒewo, eye wòle
fiaɖuƒe la ŋutinya nyui la gblɔm
hele dɔlélewo kple lãmegbegblẽ-
wo katã ƒomevi ɖem ɖa le dukɔ
la dome. 36 Ke esi wòkpɔ ame-
hawo la, efe dɔme trɔ ɖe wo ŋuti;
elabena wofe lãme gbɔdzɔ, eye
woka hlẽ abe alẽ, siwo kplɔla meli
na o la ene.[n] 37 Tete wógblɔ na
efe nusrɔ̃lawo bena: Nuŋeŋe la
sɔ gbɔ; ke nuŋelawo mede ha o.[p]
38 Eyaŋuti miɖe kuku na nuŋeŋe
ƒe Afetɔ la bena, wòadɔ dɔwɔla-
wo aɖo ɖe efe nuŋeŋe la me.

Yesu dɔ efe nusrɔ̃la wuieveawo, na ŋusẽ wo,
eye wòfia nu wo.

10. [u]Eye wóyɔ efe nusrɔ̃la wuie-
veawo va egbɔ, hena ŋusẽ
wo ɖe gbɔgbɔ blibawo dzi bena,
ne woanyã wo aɖo goe, eye ne
woaɖe dɔlélewo kple lãmegbe-
gblẽwo katã ƒomevi ɖa.

2 [x]Apostolo wuieveawo ƒe ŋkɔ-
wo nye esiawo: Gbãtɔ enye Si-
mon, si woyɔna be Petro, kple
nɔvia Andrea; Yakobo, Zebedeo
vi, kple nɔvia Yohanes; 3 Filipo
kple Bartolomeo; Toma kple Ma-
teo, nudzɔla; Yakobo, si nye Al-
feo vi, kple Lebeo, si woyɔna hã
be Tadeo; 4 Simon Kanatɔ kple
Yuda Iskariot, si fia eyome mɔ
la hã.[a]

5 Nenem me wuieve siawo Yesu
dɔ hede se na wo gblɔ bena: Mi-
gayi ɖato trɔ̃subɔlawo ƒe mɔ dzi
o, eye migayi ɖe Samariatɔwo ƒe
dua ɖeke me hã o; 6 ke miyi ɖe
Israel ƒe me alẽ, siwo bu la, gbɔ
boŋ.[b] 7 Eye ne miele yiyim la,
miɖe gbe ƒã gblɔ bena: „Dziƒo-
fiaɖuƒe la ɖo vɔ!"[c] 8 Mida gbe
le dɔlélawo ŋu, migbɔ agbe ame
kukuwo; mina anyidzelawo ŋuti
nakɔ, eye minyã gbɔgbɔ vɔ̃wo do
goe. Faa miexɔe, faa minae.[f] 9 Mi-
gadi sika alo klosalo alo akɔbli
ɖe miafe gabutuawo me o; 10 mi-
gatsɔ mɔzɔkotoku alo awu eve,
afokotawo alo atizɔti o; elabena
dɔwɔla dze efe nuɖuɖu. 11 Ke
ne miayi ɖe du alo kɔƒea ɖe me
la, midi amesi dze le eme la ve-
vie; eye minɔ afima, vaseɖe esi-
me miadzo.[h] 12 Eye ne [i]mieyi
afea me la, mido gbe na wo. 13
Ne afea dze la, miafe ŋutifafa lava
edzi; ne medze o la, miafe ŋuti-
fafa agagbugbɔ ava mia dzi. 14
Eye amesi ke mexɔ mi o, eye me-
ɖo to miafe nyawo hã o la, mido
go tso afe ma alo du ma me,
eye [l]miʋuʋu ke le miafe afɔwo
ŋuti ɖe anyi. 15 Vavã mele
egblɔm na mi bena: Mele sesẽ ge
na Sodom- kple Gomora-nyigba
la le ʋɔnudrɔ̃gbe la, abe nenem
du ma ene o.[o]

16 [r]Kpɔ ɖa, nye la mele mia
ɖom abe alẽwo ene ɖe amegãxi-
wo dome; [s]eyaŋuti midze aɖaŋu
abe dawo ene, eye midza abe ahɔ̃-
nɛwo ene. 17 [t]Mikpɔ mia ɖokui
dzi nyuie le amewo ŋuti; elabena
woaɖe mi asi na ʋɔnudrɔ̃lawo,
eye woaƒo mi kple atam le wofe
ƒuƒoƒewo; 18 eye woakplɔ mi ayi
ɖe mɔ̃mefiawo kple fiawo ƒe ŋku
me le tanye, ne wòanye ɖaseɖiɖi
na woa kple trɔ̃subɔlawo. 19 Eye
ne woɖe mi asi la, migaɖe fu na
mia ɖokui be, aleke alo nuka gblɔ
ge miala o; elabena le nenem ga-
ƒoƒo ma me la woana nusi ke gblɔ
ge miala la mi.[y] 20 Elabena me-
nye miawoe nye amesiwo le nu
ƒom o; ke boŋ mia Fofo ƒe Gbɔ-
gbɔ lae nye amesi le nu ƒom le
mia me.[z] 21 Nɔvi laɖe nɔvi ku
me, eye fofo laɖe vi asi, ɖeviwo
latsi tre ɖe dzilawo ŋuti, eye woa-
tsɔ wo ana woawu. 22 Eye wo

a 8, 13.
b 15, 24; Dɔ. 13, 46.
d 8, 4; Mar. 1, 44.
e 3, 2.
f Lu. 10, 9; ta 11, 5; Mar. 16, 17.
g 12, 24.
h Lu. 10, 7.
i Lu. 10, 5. 6.
k 4, 23; Dɔ. 10, 38.
l Dɔ. 13, 51; 18, 6.
n Yer. 50, 6; Mo. IV. 27, 17; Pet. I. 2, 25.
o 11, 24.
p Lu. 10, 2.
r Lu. 10, 3.
s Ro. 16, 19; Dɔ. 23, 6; 24, 10.
t kp. 17-22 kpɔ Mar. 13, 9—13; Lu. 21, 12—17; Dɔ. 22, 19. 25.
u kp. 1—15 kpɔ Mar. 6, 7—13; Lu. 9, 1—5.
x kp. 2—4 kpɔ Mar. 3, 14—19; Lu. 6, 13—16; Dɔ. 1, 13; ta 4, 18; Yoh. 1, 40. 41. 45; ta 9, 9; 27, 56; Yoh. 14, 22.
y Lu. 12, 11. 12.
z Dɔ. 4, 4.
a Yoh. 6, 71.

katã woalė mi de ke me le nye
ŋkɔ la ŋuti; ke amesi ke ado dzi
vevie vasede nuwuwu la, eya la-
kpɔ dede.[b] 23 Ne woti mia yome
le du sia me la, misi yi de bu-
bua de me; elabena vavã mele
egblɔm na mi bena: Miele Is-
rael-duawo nu wu ge, hafi ame-
gbetɔvi la nava o.
24 Nusrɔ̃la mewua nufiala o,
eye subɔla hã mewua eƒe aƒetɔ
o.[e] 25 Esɔ gbɔ na nusrɔ̃la, ne
wòazu abe eƒe nufiala ene, kple
subɔla abe eƒe aƒetɔ ene.[f] Ne wo-
yɔ aƒetɔ la be Beelzebul la, aleke
woahayɔ eƒe aƒemetɔwo awui?
26 [h]Eyaŋuti migavɔ̃ wo o, elabena
naneke meli wotsyɔ nu edzi, si
womele dede ge afia o; eye wo-
metsɔ naneke hã ɣla, si womele
nyanya ge o. 27 Nusi gblɔm mele
na mi le viviti me la, migblɔe le
kekeli me, eye nusi ke sem miele
de to me la, mide gbe ƒãe le xɔ-
wo ta me. 28 Eye migavɔ̃ ame-
siwo le ŋutilã wum, eye womate
ŋu awu luʋɔ o la o, ke boŋ mivɔ̃
amesi ate ŋu atsrɔ̃ luʋɔ kple ŋutilã
siaa le dzomavɔʋe me. 29 Alo wo-
metsɔa atsutsurɔe eve ƒlena xɔa
hotsui ewo oa? Eye ne menye
mia Fofo ƒe lɔlɔ̃nu o la, wo do-
metɔa deke mele dzedze ge de
anyigba o; 30 ke miaƒe tadawo
katã hã woxlẽe! 31 Eyaŋuti mi-
gavɔ̃ o! Mia tɔ vena wu atsu-
tsurɔe gedewo tɔ. 32 Azɔ ame-
siame, si aʋu menye le amewo
ƒe ŋku me la, nye hã maʋu eya-
ma me le Fofonye, si le dziƒowo
la, ƒe ŋku me; 33 ke amesi ke
lagbe nu le gbɔnye le amewo ƒe
ŋku me la, nye hã magbe nu le
eyama gbɔ le Fofonye, si le dzi-
ƒowo la, ƒe ŋku me.[n]
34 [o]Migabu xa bena, meva to-
mefafa na ge le anyigba dzi o,
nyemeva tomefafa na ge o, ne-
gbe yi boŋ. 35 Elabena meva
ame kple fofoa, vinyɔnuvi kple
dadaa, ŋutsuvi srɔ̃ kple lɔ̃xoa do-
me mã ge;[r] 36 eye ame ƒe ketɔ-
wo anye ye ŋutɔ ƒemetɔwo. 37
Amesi ke lɔ̃a fofo alo dada wum
la, eya medzem o.[s] 38 Eye amesi
ke metsɔ eƒe atitsoga do edokui
dzi dze yonyeme o la, eya me-
dzem o. 39 Amesi ke de eƒe agbe
la, eya labui; eye amesi ke bu

[a] Lu. 17, 33; Yoh. 12, 25.
[b] 24, 13.
[d] Lu. 10, 16; Yoh. 13, 20.
[e] Lu. 6, 40; Yoh. 13, 16; 15, 20.
[f] 9, 34; 12, 24; Yoh. 8, 48; Fia. II. 1, 2.
[g] 25, 40; Mar. 9, 41.
[h] kp. 26-33 kpɔ Lu. 12, 2—9; Lu. 8, 17; Mar. 4, 22.
[i] kp. 2—19 kpɔ Lu. 7, 18—35.
[k] 14, 3.
[l] 15, 30; Yes. 35, 5; 61, 1.
[n] Lu. 9, 26.
[o] kp. 34-36 kpɔ Lu. 12, 51—53.
[p] Lu. 1, 76; Mal. 3, 1; Mar. 1, 2.
[r] Mi. 7, 6.
[s] 19, 29; Lu. 14, 26.

eƒe agbe le tanye la, eya lakpɔe.[a]
40 Amesi ke xɔa mi la, nyee wò-
xɔ, eye amesi ke xɔam la, exɔ
amesi dɔm da.[d] 41 Amesi ke xɔa
nyagblɔdila le nyagblɔdila ƒe ŋkɔ
dzi la, eya laxɔ nyagblɔdila ƒe
fetu; eye amesi ke xɔa ame dzɔ-
dzɔe le ame dzɔdzɔe ƒe ŋkɔ dzi
la, eya laxɔ ame dzɔdzɔe ƒe fetu.
42 Eye amesi ke tsɔ tsi fafa kplu
na ame tsɛ siawo dometɔ deka
le nusrɔ̃la dede ƒe ŋkɔ dzi ko la,
vavã mele egblɔm na mi bena:
Eƒe fetu la mele eŋu tsi ge o.[g]

Yohanes do eƒe nusrɔ̃lawo de Yesu gbɔ. Yesu ƒe dasedidi le Yohanes ŋuti.

11 [i]Eye wòva me, esi Yesu de
se na eƒe nusrɔ̃la wuieveawo
vɔ la, edzo le afima, be yeayi ada-
fia nu, eye yeagblɔ nya le woƒe
duawo me.
2 Ke esi Yohanes le [k]gaxɔ me
se Kristo ƒe dɔwɔwɔwo la, edɔ
eƒe nusrɔ̃lawo be, woadagblɔ nɛ
bena: 3 Alo wòe nye amesi gbɔna
loo, alo ame bubua dee miakpɔ
mɔ na mahã? 4 Eye Yesu do eŋu
gblɔ na wo bena: Miyi dato nusi
miese kple nusi miekpɔ la, na Yo-
hanes: 5 Ŋkunɔwo le nu kpɔm,
eye tekunɔwo le azɔli zɔm, anyi-
dzelawo ŋuti le kɔkɔm, eye toku-
nɔwo le nu sem, ame kukuwo le
tsi tre tsim, eye wole nyanyuie
la gblɔm fia ame dahewo.[l] 6 Eye
woayra amesi ke mekpɔ nudiadia
le ŋutinye o. 7 Ke esi woawo
trɔ yina la, Yesu de asi nyagbɔ-
gblɔ me na amehawo le Yohanes
ŋuti bena: Nuka kpɔ ge miedo
go yi le gbedzi mahã? Alo ayeti,
si ya le ʋuʋum mahã? 8 Alo nu-
ka kpɔ ge miedo go yii? Alo
amesi do awu bɔbɔewoa? Kpɔ
da, amesiwo do awu bɔbɔewo la,
woawoe le fiawo ƒe aƒewo me.
9 Ekema nukaŋuti gɔ̃e miedo go
do? Alo [p]nyagblɔdila kpɔ gea?
Ẽ, mele egblɔm na mi bena: Ewu
nyagblɔdila hã. 10 Eyae nye amesi
ŋuti woŋlɔ di le bena: „Kpɔ da,
mele ye dɔla dɔm do de ŋgɔwò,
amesi adzra wò mɔ la do le ŋgɔ-
wò.“ 11 Vavã, mele egblɔm na mi
bena: Le amesiwo nyɔnuwo dzi
dome la, amea deke metsi tre
kpɔ, si wu Yohanes mawutside-
tanamela o; gake amesi nye suetɔ

le dziƒofiaɖuƒe la me la, wu eya-
ma.[a] 12 Eye tso Yohanes mawu-
tsidetanamela ƒe ŋkekeawo dzi
vaseɖe egbegbe dzi la woƒo zi ɖe
dziƒofiaɖuƒe la ŋuti, eye amesiwo
ƒo zi ɖe eŋuti la, woawoe le eham.
13 Elabena nyagblɔɖilawo katã
kple se la wogblɔ nya ɖi vaseɖe
Yohanes dzi. 14 Eye ne mielɔ̃
be, yewoaxɔe la, esia nye Eliya,
si ke le vava ge la.[b] 15 Amesi
to senu li nɛ la, nesee. 16 Ke
ameka gɔ̃ ŋuti matsɔ egbevi sia-
wo aɖoe mahã? Wodi ɖevi, si-
wo bɔbɔ nɔ asi me, eye wole wo
tɔwo yɔm 17 le gbɔgblɔm bena:
Mieku dze na mi, eye miedu ɣe
o; miedzi konyifaha na mi, eye
mieƒo akɔta o. 18 Elabena Yo-
hanes va,[f]meɖua nu o, menoa nu
hã o, eye wogblɔ bena: Gbɔgbɔ
vɔ̃ le eme. 19 Amegbetɔvi la va,
ɖua nu, noa nu hã, eye wogblɔ
bena: Kpɔ ɖa, amesia enye nu-
tsuɖula kple ahatsunola, nudzɔla-
wo kple nuvɔ̃wɔlawo ƒe xɔlɔ̃. Eye
nunya la ƒe dɔwɔwɔ tso afia nɛ.[h]

Vɔ̃dodo na du, siwo metrɔ dzi me o.

20 [i]Tete la wòde asi nyahehe
me ɖe du, siwo me wòwɔ eƒe ŋu-
sẽdɔ geɖewo wu le la ŋuti, ela-
bena wometrɔ le woƒe dzi me o.
21 Vɔ̃ ana wò, Korazin! Vɔ̃ ana
wò, Betsaida! Elabena ŋusẽdɔ-
wɔwɔ, siwo wowɔ le mewò la, ɖe
wowɔ wo le Tiro kple Zidon la,
ne wotrɔ le woƒe dzi me le ble-
ma le akpanya kple afi me. 22 Eye
megale egblɔm na mi bena: Mele
sesẽ ge na Tiro kple Zidon le
ʋɔnudrɔ̃gbeŋkeke la dzi abe mia-
wo ene o. 23 Eye wò, Kaper-
naum, alo menye ɖe wokɔ wò ɖe
dzi yi ɖatɔ dziŋgɔli me oa? Woate
wò ɖe to vaseɖe tsiẽƒe ke; ela-
bena ŋusẽdɔwɔwɔ, siwo wowɔ le
mewò la, ɖe wowɔ wo le Sodom
la, ne etsi anyi vaseɖe egbegbe.
24 Gake megale egblɔm na mi
bena: Mele sesẽ ge na Sodom-
nyigba le ʋɔnudrɔ̃gbeŋkeke la
dzi abe wò ene o.[t]

Yesu kafu Fofoa.

25 [u]Le ɣemaɣi me la Yesu ɖo
ŋu gblɔ bena: Fofo, dziƒo kple
anyigba dzi Aƒetɔ, mekafu wò,
elabena ètsɔ nusiawo ɣla ɖe nu-
nyalawo kple nugɔmeselawo, eye
nèɖe woawo fia vidzĩewo;[y] 26 ẽ,

[a] 13, 17; Lu. 16, 16.
[b] 17, 10; Lu. 1, 17; Mal. 4, 5.
[d] Yes. 55, 1.
[e] Yoh. 1. 5, 3.
[f] 3, 4; Yoh. 10, 20.
[g] kp. 1–8 kpɔ Mar. 2, 23–28; Lu. 6, 1–5.
[h] Yoh. 2, 2.
[i] kp. 20-24 kpɔ Lu. 10, 12–15.
[k] Mo. II. 20, 10.
[l] Sam. I. 21, 6.
[n] Mo. II. 29, 33. Mo. III. 24, 9.
[o] Mo. IV. 28, 9.
[p] kp. 41, 42.
[r] 9, 13; Hos. 6, 6.
[s] kp. 9–14 kpɔ Mar. 3, 1–6; Lu. 6, 6–11.
[t] 10, 15; Lu. 12, 47.
[u] kp. 25-27 kpɔ Lu. 10, 21. 22.
[v] Yoh. 9, 16; Lu. 13, 14; 14, 3.
[y] 5, 3; Kor. I. 1, 26; Yoh. 17, 2; Ef. 1, 22; Yoh. 1, 18.

Fofo, elabena nenema enyo ŋuwò.
27 Fofonye tsɔ nuwo katã de asi
nam; eye amea ɖeke menya Vi
la kpɔ o, negbe Fofo la ko; eye
amea ɖeke menya Fofo la hã kpɔ
o, negbe Vi la ko, kple amesi ke
Vi la lɔ̃ bena, yeaɖee afiae.

Agbagbadzelawo kpekpe.

28 Mite va gbɔnye, mi amesiwo
katã le agbagba dzem, eye agba le
mia wum la, eye nye la mana dzu-
dzɔ mi.[d] 29 Mitsɔ nye kɔkuti la
ɖo mia ɖokui dzi, eye miasrɔ̃ nu
tso gbɔnye, elabena nye dɔme fa,
eye mebɔbɔ ɖokuinye ɖe anyi le
dzi me, eye miakpɔ dzudzɔ na
miaƒe luʋɔwo. 30 Elabena [e]ye kɔ-
kuti la le bɔbɔe, eye nye agba
la le wodzoe.

Nusrɔ̃lawo ƒe lu tugutugu kple Yesu ƒe gbedada le Sabat dzi.

12. [g]Le ɣemaɣi me la Yesu yi
ɖato lugbleawo me le Sabat
dzi, eye dɔ wu eƒe nusrɔ̃lawo, eye
wode asi lutiawo ŋeŋe me heva
ɖuɖu ge. 2 Ke esi farisitɔwo kpɔe
la, wogblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, wò
nusrɔ̃lawo wɔ nusi mele sekɔa nu
o la, le Sabat dzi.[k] 3 Ke egblɔ
na wo bena: Alo miexlẽ [l]nusi
Dawid wɔ, esime dɔ wu eya kple
amesiwo kpe ɖe eŋuti la, kpɔ o
mahã? 4 Alesi wòyi ɖe mawuƒe
la me, eye wòɖu ŋkumeɖobolo,
si womeɖe mɔ le eŋuti nɛ bena,
eya kple amesiwo kpe ɖe eŋuti
naɖu o, [n]negbe nunɔlawo ko la
oa? 5 Alo miexlẽ le se la me
kpɔ bena, nunɔlawo gblẽa Sabat-
kɔ ɖo le mawuxɔa me, eye nuvɔ̃
mele wo ŋu o oa?[o] 6 Ke mele
egblɔm na mi bena: Amesi wu
mawuxɔa la, le afii.[p] 7 Ke ɖe mie-
nya nusia bena: [r]„Nublanuikpɔ-
kpɔ dim mele, eye menye nume-
me o" gɔme la, anye ne miedo
ɖe amesiwo ŋu nuvɔ̃ mele o la,
ta o. 8 Elabena Sabat ƒe aƒetɔ
enye Amegbetɔvi la.
9 [s]Esi wòdzo le afima la, eyi
ɖe woƒe ƒuƒoƒe; 10 eye kpɔ ɖa,
amea ɖe li, eye titi lé asi nɛ. Eye
wobiae bena: Ðe wòle se la nu
bena, woada gbe le ame ŋu le
Sabat dzi mahã? bena woatso
enu.[v] 11 Eye wògblɔ na wo be-
na: Ameka le mia dome, ne alẽ
ɖeka le esi, eye alẽ ma dze ɖo

me le Sabat dzi la, malée, adee
o mahã? 12 Azɔ amegbetɔ tɔ
mevena wu alẽ tɔ oa? Ale wɔ
wode mɔ bena, woawɔ nu nyui
le Sabat dzi esi. 13 Tete wògblɔ
na ame la bena: Mlo wò asi! Eye
wòmloe, eye wògadɔ ɖo zu blibo
abe ekeme ene. 14 Ke esi farisi-
tɔwo do go la, wode adaŋu le
eŋuti, alesi woawɔ awui.[b]
15 Ke esi Yesu dze si esia la, ete
eɖokui ɖa tso afima, eye ameha
geɖewo dze eyome, eye wòɖa gbe
le wo katã ŋu, 16 eye wògbe nya
na wo bena, woagana woanya ye
o;[e] 17 ne woawu nya, si wogblɔ
ɖi to nyagblɔɖila Yesaya dzi la
nu bena: 18 „Kpɔ ɖa, ye dɔla, si
metia; ye lɔlɔ̃tɔ, amesi dzea ye
luʋɔ ŋu la; matsɔ ye Gbɔgbɔ la
ada ɖe eyama dzi, eye wòaka ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ ta na dukɔawo. 19 Mele
nya he ge alo ɣli do ge gbeɖe o;
eye amea ɖeke mele eƒe gbe se
ge le ablɔwo me hã o. 20 Mele
aƒla ŋeŋe la ɖe ge le enu o, eye
mele ɖovu bibi ƒiɖiƒiɖi la tsi ge
o, vaseɖe esime wòawu ʋɔnudɔ-
drɔ̃ nu hena dziɖuɖu o.[h] 21 Eye
dukɔwo lakpɔ mɔ na eƒe ŋkɔ."

**Doyoyo gbogbo vɔ̃ tɔa ɖe. Nuvɔ̃wɔwɔ ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe ŋu ƒe tohehe. Yona ƒe dzesi.**

22 Tete wotsɔ amea ɖe, si me
gbɔgbɔ vɔ̃ le, eye wònye ŋkua-
gbãtɔ kple aɖetututɔ la, va egbɔe.
Eye wòɖa gbe le eŋu ale bena,
aɖetututɔ la ƒo nu, eye wòkpɔ nu.
23 Eye kuvia ɖo ameha la katã,
eye wogblɔ bena: Alo nenem me
sia la menye Dawid vie o ɖe?
24 Ke esi farisitɔwo see la, wo-
gblɔ bena: [n]Nenem me sia ma-
nyã gbɔgbɔ vɔ̃wo ado goe, ne me-
nye to Beelzebul, si nye gbɔgbɔ
vɔ̃wo ƒe fia la dzi o. 25 Ke esi
Yesu nya woƒe tamebubuwo la,
egblɔ na wo bena: Fiaɖuƒe sia
fiaɖuƒe, si mã ɖe ye ŋutɔ ɖokui
ŋuti la, ezua aƒedo, eye du sia du
alo aƒe sia aƒe, si mã ɖe ye ŋutɔ
ɖokui ŋuti la, mele anyi nɔ ge o;[p]
26 eye ne Satana nyã Satana do
go la, emã ɖe ye ŋutɔ ɖokui ŋuti;
azɔ aleke lawɔ, eye eƒe fiaɖuƒe
la anɔ anyi mahã? 27 Ne nye la
menyã gbɔgbɔ vɔ̃wo do go to
Beelzebul dzi la, ekema miaƒe ŋu-
tsuviwo la, ameka dzi woto nyã
wo do goe mahã? Eyakeŋuti la

a Yes. 40, 24.
b Yoh. 5, 18.
d Mar. 3, 40.
e 9, 30; 16, 20; Yes. 42, 1—4; Dɔ.3, 13; Yes. 11, 2; 61, 1.
f Lu. 12, 10; Heb. 6, 4—6; 10, 26; Yoh. 1. 5, 16.
g 7, 17; Lu.6,43.
h 11, 29; Ezra 34, 16.
i 3, 7.
k Lu.6,45; 15,19.
l Ef. 4, 29.
n 9, 34.
o 16, 1.
p 9, 4.
r 16, 4.
s Yoh. 2, 1.

woawo azu miaƒe ʋɔnudrɔ̃lawo.
28 Ke ne nye la menyãa gbɔgbɔ
vɔ̃wo doa go to Mawu ƒe Gbɔgbɔ
la dzi la, ekema Mawu ƒe fiaɖuƒe
la do ɖe mia dzi. 29 Alo aleke
ame lawɔ ayi ɖe ŋusẽtɔ la ƒe me,
bena [a]yeaha eƒe aƒemenuwo le
esi, ne melé ŋusẽtɔ la bla gbã
hafi oa? Ekema ko hafi wòaha
eƒe aƒemenuwo. 30 Amesi ke mele
kplim o la, eya to vo ɖe ŋutinye;
eye amesi ke meƒoa ƒu kplim o
la, eya kana hlẽna.[d] 31 Eyake-
ŋuti mele egblɔm na mi bena:
Woatsɔ nuvɔ̃ sia nuvɔ̃ kple busu-
nya sia busunya ake amewo; ke
busunya ɖe Gbɔgbɔ la ŋuti la, wo-
matsɔe ake o. 32 Eye ne amea
ɖe agblɔ nya ɖe amegbetɔvi la
ŋuti la, woatsɔe akee, ke amesi
ke agblɔ nya ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe
la ŋuti la, womatsɔe akee le xexe
sia alo esi lava va la me o.[f] 33
Alo mido ati nyui la, eye eƒe ku-
tsetse lanyo; alo mido ati manyo-
manyo la, eye eƒe kutsetse la ma-
nyo o; elabena ati ƒe tsetse wo-
tsɔna dzea sii.[g] 34 Ɖawo ƒe dzi-
dzimewo! Aleke lawɔ mi, amesi-
wo vɔ̃ɖi la, miaɖe ŋu agblɔ nya
nyuiwo mahã? Elabena nya, si
ke wu dzi la, eya nu gblɔna.[i]
35 Ame nyui la ɖea nu nyuiwo
doa go tsoa nunyuidzraɖoƒe la,
eye ame vɔ̃ɖi la ɖea nu vɔ̃ɖiwo
doa go tsoa nuvɔ̃ɖidzraɖoƒe la.[k]
36 Eye mele egblɔm na mi bena:
Nya dzodzro sia nya dzodzro, si
amegbetɔwo lagblɔ la, woabu
akɔnta le eŋuti le ʋɔnudrɔ̃gbe-
ŋkeke la dzi.[l] 37 Elabena wò nya-
wo woatsɔ atso afia na wò, eye
wò nyawo woatsɔ abu fɔ wò.
38 Tete agbalẽfialawo kple fari-
sitɔwo dome tɔa ɖewo ɖo eŋu gblɔ
bena: [o]Nufiala, míedi be, míakpɔ
dzesi tso gbɔwò. 39 Eye wòxɔ
edzi gblɔ na wo bena: Dzidzime
vɔ̃ɖi wɔahasi le dzesi biam, eye
womele dzesi na gee o, negbe
nyagblɔɖila Yona ƒe dzesi la ko;[r]
40 elabena abe alesi Yona nɔ fu-
melãtsu ƒe dɔ me xɔ ŋkeke etɔ̃
kple zã hã etɔ̃ la, nenema ke ame-
gbetɔvi la anɔ anyigba ƒe tu me
ŋkeke etɔ̃ kple zã hã etɔ̃.[s] 41 Ni-
niwe-ŋutsuwo atsi tre le ʋɔnu-
dɔdrɔ̃ la me kple nenem dzi-
dzime sia, eye woabu fɔe; ela-

bena wotrɔ le woƒe dzi me le Yona ƒe gbeƒãɖeɖe la nu; eye kpɔ ɖa, amesi wu Yona la, le afii![a] 42 Dziehe-fianyɔnu la atsi tre le ʋɔnudɔdrɔ̃ la me kple nenem dzidzime sia, eye wòabu fɔe;[b] elabena etso keke anyigba seƒe ke va Salomo ƒe nunya se ge; eye kpɔ ɖa, amesi wu Salomo la, le afii! 43 Ke esi gbɔgbɔ bliba la do go tso ame la me la, eyi ɖato ƒuƒuiƒewo le dzudzɔ dim, eye mekpɔe o. 44 Tete wògblɔ bena: Magbugbɔ ayi ɖe nye aƒe, si me metso va la me; eye esi wòva la, ekpɔe wòle ƒuƒlu, wokplɔ eme, eye woɖo atsyɔ̃ nɛ. 45 Tete la wòtɔ edzi heyi ɖatsɔ gbɔgbɔ bubu adadre, siwo vɔ̃ɖi wu ye ŋutɔ la, hekpe ɖe eɖokui ŋuti, eye esi woyi ɖe eme la, wonɔ afima;[f] eye nenem me sia ƒe anyinɔnɔ megbetɔ va vɔ̃ɖi wu gbãtɔ; nenema ke wòanɔ na nenem dzidzime vɔ̃ɖi sia hã.

Yesu fia asi amesiwo nye eƒe ƒometɔ vavãwo.

46 [g]Ke esi wògale nu ƒom na amehawo la, kpɔ ɖa, dadaa kple nɔviawo le tsitre le xexe le didim be, yewoaƒo nu kpakplii. 47 Eye amea ɖe va gblɔ nɛ bena: Kpɔ ɖa, dawò kple nɔviwòwo le tsitre le xexe le didim be, yewoaƒo nu kpli wò. 48 Ke eɖo ŋu gblɔ na amesi gblɔe nɛ la, bena: Amekae nye danye, eye amekawo nye nɔvinyewo mahã? 49 Eye wòdo eƒe abɔ ɖe eƒe nusrɔ̃lawo dzi gblɔ bena: Kpɔ danye kple nɔvinyewo ɖa! 50 Elabena amesi ke le Foƒonye, si le dziƒowo, ƒe lɔlɔ̃nu wɔm la, eyae nye nɔvinyeŋutsu, enye nɔvinyenyɔnu, ganye danye hã.[k]

Lododo adreawo le dziƒofiaɖuƒe la ŋuti.

13. [l]Gbemagbe ke Yesu do go tso aƒe la me yi ɖabɔbɔ nɔ anyi ɖe ƒua nu. 2 Eye ameha geɖewo ƒo ƒu ɖe eŋu ale bena, wòyi ɖe ʋu me ɖabɔbɔ nɔ anyi, eye ameha blibo la katã le tsitre ɖe ƒua nu. 3 Eye wògblɔ nya geɖewo na wo le lododowo me bena: Kpɔ ɖa, nukuwula do go yi nuku wu ge; 4 eye esi wòle ewum la, ɖewo ge ɖe mɔ to, eye dziƒoxeviwo va mii; 5 ke bubuwo ge ɖe kpenyigba dzi, afisi womekpɔ anyi geɖe le o; eye wodo nu ɖa enumake, elabena womekpɔ anyi sɔ gbɔ o; 6 ke esi ɣe dze la, ŋdɔkutsu ɖu wo, eye esi ke meli na wo o ŋuti la, woyrɔ. 7 Bubuwo ge ɖe ŋuwo me, eye ŋuawo mie vu tsyɔ wo dzi. 8 Ke bubuwo ge ɖe anyigba nyui la dzi, eye wotse, ɖewo alafa, ɖewo blaade, ɖewo blaetɔ̃. 9 Amesi to senu li nɛ la, nesee.

10 Tete nusrɔ̃lawo va egbɔ gblɔ nɛ bena: Nukaŋuti nèle nu ƒom na wo le lododowo me? 11 Eye wòxɔ edzi gblɔ na wo bena: Elabena miawo la, wona mi bena, mianya dziƒofiaɖuƒe la ƒe nu ɣaɣlawo, ke woawo la, womena wo o.[d] 12 Elabena [e]amesi ke nu le esi la, eya woana nui, eye wòagbã go nɛ; ke amesi ke nu mele esi o la, nusi ke le esi la, woaxɔ eya hã le esi. 13 Eyata mele nu ƒom na wo le lododowo me ɖo, elabena wole nu kpɔm, eye womekpɔa nu o; wole nu sem, eye womesea nu ahayi egɔme se ge o. 14 Eye woawu Yesaya ƒe nyagblɔɖi, si wògblɔ le wo ŋuti la nu [h]bena: „Miase nu kple to, eye miele egɔme se ge gbeɖe o; miakpɔ nu kple ŋku, eye miele si dze gee gbeɖe o; 15 elabena dukɔ sia ƒe dzi ku atri, eye woƒe towo sẽ, eye womiã woƒe ŋkuwo, bena woagakpɔ nu kple ŋkuwo o, eye woagase nu kple towo o, eye woagase nu gɔme kple dzi, ne woatrɔ, eye mada gbe le wo ŋu o."[i] 16 Ke woayra miaƒe ŋkuwo, elabena wokpɔa nu, kple miaƒe towo hã, elabena wosea nu. 17 Vavã mele egblɔm na mi bena: Nyagblɔɖilawo kple ame dzɔdzɔe geɖewo di be, yewoakpɔ nusiwo kpɔm miele, eye womekpɔe o; eye be, yewoase nusiwo sem miele la, eye womesee o.[n] 18 Miawo la, azɔ mido to lododo la le nukuwula ŋuti. 19 Amesiame, si le fiaɖuƒe la ŋutinya sem, eye mesea egɔme o la, vɔ̃ɖitɔ la lava aha nusi wowu ɖe eƒe dzi me. Esia enye amesi gbɔ wowui ɖe mɔto le la. 20 Ke nusi wowu ɖe kpenyigba dzi la, eya nye amesi, ne ese nyaa la, exɔnɛ enumake kple dzidzɔ; 21 ke esi ke meli nɛ o ŋuti la, enɔa anyi ʋee ko, eye ne fukpekpe kple yometiti le nya

a Yo. 3, 5.
b Flu. I. 10, 1.
d Yoh. 6, 37.44. [illegible]
e 25, 29; Lu. 8, 18
f Pet. II. 2, 20.
g kp. 46–50 kpɔ Mar. 3, 31–35; Lu. 8, 19–21.
h Yes. 6, 9; Yoh. 12, 40; Dɔ. 28, [illegible]
i Ro. 11, 8.
k 7, 21; Yoh. 6, 40; Lu. 11, 27. 28.
l kp. 1–23 kpɔ Mar. 4, 1–20; Lu. 8, 4–15.
n Pet. I. 1, 10. 12.

la ŋuti va la, enumake wodia enu.
22 Ke nusi wowu ɖe ŋuwo me la,
eya nye amesi le nya la sem, eye
tete xexeame ƒe agbagbadzedze
kple kesinɔnuwo ƒe beble vu tsyɔ
nya la dzi, eye wòtsi matsematse
la. 23 Ke nusi wowu ɖe anyigba
nyui la dzi la, eya nye amesi le
nya la sem, eye wòsea egɔme,
amesi tsena, ɖewo alafa, ɖewo
blaade, ɖewo blaetɔ̃ la.
24 Lo bubu wògado na wo be-
na: Dziƒofiaɖuƒe la ɖi amesi le
nuku nyui wum ɖe eƒe abɔ me;
25 eye esi amewo dɔ alɔ̃ la, eƒe
futɔ la va wu gbe wuwlui ɖe lua
domee, eye wòdzo. 26 Ke esi
lu la tsi, eye wòtse ku la, gbe
wuwluiawo hã do. 27 Eye aƒeatɔ
ƒe dɔlawo va egbɔ gblɔ nɛ bena:
Aƒetɔ, alo ɖe menye nuku nyui
nèwu ɖe wò abɔ me oa? Afika
gbe wuwlui la tso? 28 Eya gblɔ
na wo bena: Futɔ lae wɔ esia.
Dɔlawo gblɔ nɛ bena: Ekema èlɔ̃
be, míayi aɖagae mahã? 29 Ke
eya gblɔ bena: O, ne miele gbe
wuwluiawo gam la, mìava aholua-
wo hã akpe ɖe wo ŋuti mahĩ!
30 Mina wo kpakple eve la katã
natsi vaseɖe nuŋeyi, eye ne nu-
ŋeyia ɖo la, magblɔ na nuŋelawo
bena: Miƒo gbe wuwluiawo nu ƒu
gbã, eye mibla wo tatata, bena
woatɔ dzo wo; ke lu la, miƒo eya
nu ƒu ɖe nye ava la me.
31 [e]Lo bubu wògado na wo be-
na: Dziƒofiaɖuƒe la ɖi logoku, si
amea ɖe tsɔ ƒã ɖe eƒe abɔ me;
32 evɔ wònye eyae nye suetɔ le
atikuwo katã dome hafi; gake ne
etsi ko la, ezua ati, eye wòƒoa
abɔmetiwo katã ta; ale bena dzi-
ƒoxeviwo va wɔa atɔ ɖe eme.
33 Lo bubu wògado na wo be-
na: Dziƒofiaɖuƒe la ɖi amɔwɔ ʋa-
ʋã, si nyɔnua ɖe tsɔ ɖe amɔwɔ
dzidzenu etɔ̃ me, halase esime
wòʋã keŋkeŋ.[h]
34 Nenem [k]nusiawo katã Yesu
gblɔ na amehawo le lododowo
me, eye ne menye to lododowo
me o la, megblɔa nyaa ɖeke na
wo o; 35 bena woawu nya, si
wogblɔ di [n]to nyagblɔɖila dzi la
nu bena: „Make nye nu kple lodo-
dowo; eye maɖe nu ɣaɣla, siwo
woɣla tso keke xexeame ƒe gɔ-
meɖodoanyi me ke la afia.

36 Tete esi Yesu ɖe asi le ame-
hawo ŋu la, eva aƒe me. Eye eƒe
nusrɔ̃lawo va egbɔ gblɔ bena: Ðe
abɔ me gbe wuwluiawo ƒe lo-
dodoa gɔme na mí. 37 Eye wò-
ɖo eŋu na wo bena: Amesi le
nuku nyuia wum la, eya nye ame-
gbetɔvi la; 38 ke abɔ la enye
xexe la me; eye [a]nuku nyui la
enye fiaɖuƒe la ƒe viwo; ke gbe
wuwluiawo nye vɔ̃ɖitɔ la ƒe vi-
wo; 39 eye futɔ, si le wo wum
la, enye Abosam, eye nuŋeyi la
enye xexeame ƒe nuwuwu, ke nu-
ŋelawo nye mawudɔlawo. 40 Azɔ
la sigbe alesi woƒoa gbe wuwlui-
wo nu ƒu, eye wotɔa dzo wo la,
nenema ke wòanɔ le xexeame ƒe
nuwuwu. 41 Amegbetɔvi la laɖɔ
eƒe dɔlawo ɖa, eye woaƒo amenu-
ɖianuwo katã kple amesiwo le nu
madzɔmadzɔ wɔm la, nu ƒu tso
eƒe fiaɖuƒe la me, 42 eye woatsɔ
wo aƒu gbe ɖe dzokpo la me; afi-
ma avifafa kple aɖukliɖuɖu lanɔ.[b]
43 Tete ame dzɔdzɔeawo laklẽ
abe ɣe ene le wo Fofo ƒe fiaɖuƒe
la me. Amesi to senu li nɛ la,
nesee.
44 Dziƒofiaɖuƒe la ɖi kesinɔnu,
si woɣla ɖe abɔ me, esi amea ɖe
kpɔ, eye wòtsɔe ɣla; eye le dzi-
dzɔ, si wòkpɔ le eŋuti ta la, [d]eyi
datsɔ nusiwo katã le esi la dzra,
eye wòƒle nenem abɔ ma.
45 Dziƒofiaɖuƒe la gaɖi asitsala,
si le dzonu nyuiwo dim; 46 eye
esi wòkpɔ dzonu ɖeka, si ƒe asi
sẽ ŋutɔ la, eyi datsɔ nusiwo katã
le esi la dzra, eye wòƒlee.[f]
47 Dziƒofiaɖuƒe la gaɖi ɖɔ, si
woɖi ɖe ƒu me, eye wòɖe lã ƒo-
mevi geɖewo;[g] 48 eye esi wòyɔ
fũ la, wohee va gota, eye wobɔbɔ
nɔ anyi ƒo nyuiawo nu ƒu ɖe nu-
wo me, ke wotsɔ vloawo ƒu gbe.
49 Nenema ke wòanɔ le xexeame
ƒe nuwuwu; mawudɔlawo laɖo go.
eye [i]woamã ame vɔ̃ɖiwo tso ame
dzɔdzɔewo gbɔ: 50 eye woatsɔ
wo aƒu gbe ɖe dzokpo la me: afi-
ma avifafa kple aɖukliɖuɖu lanɔ.[l]
51 Yesu gblɔ na wo bena: Ðe
miese nusiawo katã gɔmea? Wo-
gblɔ nɛ bena: Ẽ. 52 Eye wògblɔ
na wo bena: Eyakeŋuti agbalẽ-
fiala sia agbalẽfiala. si wowɔ nu-
srɔ̃lae na dziƒofiaɖuƒe la la. eɖi
aƒetɔ, si ɖea nu yeyewo kple nu

[a] Kor. I. 3, 9; Yoh. I. 3, 8.
[b] kp. 50.
[d] Fil 3, 7.
[e] kp. 31. 32 kpɔ Mar. 4, 30–32; Lu. 13, 18. 19.
[f] Lod. 8, 11.
[g] 22, 10.
[h] Lu. 13, 20. 21.
[i] kp. 41.
[k] Mar. 4, 33. 34.
[l] 8, 12; 22, 13; 24, 51; 25, 30.
[n] Ps. 78, 2.

xoxowo de go tsoa efe nudzra-
dofe la me.

### Vlododo Yesu le fofoa fe du me.

53 [a]Eye wòva ve me, esi Yesu
wu lododo siawo nu la, edzo le
afima. 54 Eye esi wòva fofoawo
de la, efia nu wo le wofe fufofe,
ale bena kuvia do wo wogblɔ be-
na: Afika amesia kpɔ nenem nu-
nya kple ŋusẽawo tsoe mahã?[e]
55 Nenem me sia la menye ati-
kpala fe vie o de? Alo menyε
de woyɔa dadaa be: Maria, eye
nɔviaŋutsuwo be: Yakobo, Yosef,
Simon kple Yuda oa?[f] 56 Eye
nɔvianyɔnuwo la menye wo katãe
le mia dome o de? Afika gɔ̃ ame-
sia kpɔ nenem nusiawo katã tsoe
mahã? Eye efe nu dia nu na wo.
57 Ke Yesu gblɔ na wo bena: Wo-
medoa kpo nyagblɔdila bubu o,
negbe le ye ŋutɔ fofoawo de kple
ye ŋutɔ fe me ko. Eye mewɔ
ŋusẽdɔ gedewo le afima o, le wo-
fe dzimaxɔse ŋuti.[g]

### Tatsotso le Yohanes nu

14. [h]Le ɣemaɣi me la dzidula
Herodes se Yesu ŋkɔ. 2 Eye
wògblɔ na efe dɔlawo bena: Yo-
banes mawutsidetanamela la enye
esi; eyae tsi tre tso ame kuku-
wo dome; eyaŋuti ŋusẽwo le dɔ
wɔm le eme alea.[k] 3 Elabena esi
Herodes lé Yobanes la, eblae hede
gaxɔ me le Herodia, si nye nɔvia
Filipo srɔ̃ la ŋuti. 4 Elabena Yo-
hanes gblɔ nε bena: [n]Womede mɔ
na wò be, nadee o. 5 Eye wòle
didim be, yeawui; gake evɔ̃ ame-
ha la, elabena [o]wobua eyama abe
nyagblɔdila ene. 6 Ke esi wodu
Herodes fe dzigbe la, Herodia fe
vinyɔnuvi la va du ɣe le wo titi-
na, eye wòdze Herodes ŋu. 7 Eyata
wòka atam do ŋugbe nε be, nu-
sianu, si ke wòabia la, yeanae.
8 Ke eya la, esi dadaa gblɔe di
nε là, egblɔ bena: Tsɔ Yohanes
mawutsidetanamela la fe ta de
agba me nam le afii! 9 Eye wòve
fia la, gake le atam, si wòka, kple
amesiwo nɔ kplɔ̃a ŋu kplii ŋuti
la, ede se be, woatsɔe nε, 10 eye
wòdɔ be, woayi adatso Yobanes
fe ta le enu le gaxɔ me. 11 Eye
wotsɔ efe ta de agba me vε, eye
wotsɔe na nyɔnuvia, eye wòtsɔe
yi na dadaa. 12 Ke efe nusrɔ̃-
lawo va kɔ efe kukua yi dadi,
eye woyi daka eta na Yesu.

### Yesu nyi ame 5000.

13 [b]Ke esi Yesu see la, edo ʋu
dzo le afima, eye wòfo asa yi de
gbedzi. Eye esi amehawo see la,
woto afɔ tso duawo me va dze
eyome. 14 Eye esi Yesu do go,
eye wòkpɔ ame gede la, [d]efe dɔ-
me trɔ de wo ŋu, eye wòda gbe
le wofe dɔlélawo ŋu. 15 Eye esi
fiẽsi do la, efe nusrɔ̃lawo va egbɔ
gblɔ bena: Afisia gbedzie, eye
ɣeyiɣi la va yi xoxo; de asi le
amehawo ŋu azɔ, ne woayi de kɔ-
feawo me adafle nududu na wo
dokui. 16 Ke eya gblɔ na wo
bena: Mehiã bena, woayi o; mia-
wo mina nu wo woadu! 17 Eye
wogblɔ nε bena: Naneke mele mia
si le afisia o, negbe abolo atɔ̃ kple
tɔmelã eve ko. 18 Eye wòbe: Mi-
tsɔ wo vε nam! 19 Eye wòdo
bena, amehawo nabɔbɔ nɔ gbea
dzi; eye esi wòtsɔ abolo atɔ̃ la
kple lã eveawo la, ekpɔ dzifo, eye
wòyra de wo dzi, eye esi wòŋe
wo me la, etsɔ wo na efe nusrɔ̃-
lawo, eye nusrɔ̃lawo tsɔ wo na
amehaawo.[i] 20 Eye wo katã wo-
du nu, eye wodi fo, eye wofɔ ka-
kε, siwo susɔ la, de kevi wuieve
me fũ. 21 Ke amesiwo du nua
la, woanɔ ŋutsu akpe atɔ̃, nyɔnu-
wo kple deviwo mele eme o.

### Yesu zɔ fu dzi, eye wòde Petro, si le to yim la.

22 [l]Eye Yesu foe de nusrɔ̃lawo
nu enumake bena, woado ʋu adze
ye ŋgɔ ayi go keme dzi, vasede
esime yeade asi le amehawo ŋu.
23 Eye esi wòde asi le amehawo
ŋu vɔ la, eya deka yi to la dzi
be, yeado gbe da. Eye esi zã do
la, eya deka tsi afima.[p] 24 Ke ʋu
la do fu titina xoxo, eye futso-
tsoewo le enyamam, elabena ya
fo le ʋu la kpem. 25 Ke le zã fe
ŋudzɔɣi enelia me la Yesu le fu
dzi zɔm gbɔna wo gbɔ. 26 Ke
esi nusrɔ̃lawo kpɔe wòle fu dzi
zɔm gbɔna la, dzika tso wo fo,
eye wogblɔ bena: [r]Ŋɔlie! Eye
wodo vɔvɔ̃ɣli. 27 Enumake Yesu
fo nu na wo gblɔ bena: Miafe
dzi nedze me, nye enye esi; mi-
gavɔ̃ o bee! 28 Eye Petro xɔ edzi
gblɔ nε bena: Afetɔ, nenye wòe
la, na bena, mazɔ tsia dzi ava gbɔ-
wò. 29 Tete wògblɔ bena: Va!

a kp. 53-58 kpɔ Mar. 6, 1–6; Lu. 4, 15–30.
b kp. 13-21 kpɔ Mar. 6, 31–44; Lu. 9, 10–17; Yoh. 6, 1–13.
d 9, 36; 15, 32.
e 2, 23.
f 12, 46.
g Yoh. 4, 44; 6, 42.
h kp. 1–12 kpɔ Mar. 6, 14. 17. v. 30; Lu. 3, 19. 20; 9, 7–9.
i 15, 36.
k 16, 14.
l kp. 22-36 kpɔ Mar. 6, 45–56; Yoh. 6, 15–21.
n Mo. III. 18, 16.
o 21, 26.
p Lu. 6, 12.
r Lu. 24, 37.

Eye esi Petro di le ʋua me la,
ezɔ tsia dzi va Yesu gbɔ. 30 Gake
esi wòkpɔ ya le ƒoƒom la, evɔ̃, eye
esi wòde asi toyiyi me la, edo ɣli
gblɔ bena: Afetɔ, ɖem! 31 Eye
Yesu do abɔ ɖa enumake, eye
wòlée hegblɔ nɛ bena: Wò xɔse-
ʋeetɔ, nukaŋuti nèke ɖi mahã?
32 Eye esi wòge ɖe ʋua me la,
ya la dzudzɔ. 33 Ke amesiwo le
ʋua me la, dze klo nɛ gblɔ be-
na: Mawuvi nènye vavã.

Yesu da gbe le dɔléɬawo ŋu.

34 Eye esi wotso ƒua la, woɖo
Genezaret-nyigba la dzi. 35 Eye
esi afimatɔwo dze sii la, woɖo du
ɖe afimanutoawo katã me godoo,
eye wotsɔ dɔlélawo katã va egbɔ;
36 eye wova ɖe kuku nɛ bena,
yewoade asi [b]eƒe awuto ko ŋuti;
eye ame geɖe alesi nu de asi eŋu
la, ƒe lãme sẽ.

Farisitɔwo kple agbalẽfialawo va Yesu gbɔ le nusrɔ̃lawo ƒe asimɛklomaklɔ ŋuti.

15. Tete [e]agbalẽfialawo kple fa-
risitɔwo tso Yerusalem va
Yesu gbɔ gblɔ bena: 2 Nukaŋuti
wò nusrɔ̃lawo daa blematɔwo ƒe
kɔawo dzi mahã? Elabena wo-
meklɔa asi hafi ɖua abolo o. 3 Ke
exɔ edzi gblɔ na wo bena: Nu-
kaŋuti miawo hã miedaa Mawu
ƒe se la dzi le miaƒe kɔawo ŋuti
mahã? 4 Elabena [g]Mawu de se
bena: Bu fofowò kple dawò! Eye
amesi ke gblɔa nya vɔ̃ ɖe fofoa
alo dadaa ŋuti la, ku ke wòaku.
5 Ke miawo la miegblɔ bena:
Amesi ke lagblɔ na fofoa alo da-
daa bena: Nusi ke nate ŋu akpɔ
tso gbɔnye la, nanye nunana na
Mawu la, eya magabu fofoa alo
dadaa o![h] 6 Eye miegabua Ma-
wu ƒe se la o le miaƒe kɔa ŋuti.
7 Alakpatɔwo! Yesaya gblɔe ɖi
nyuie le mia ŋuti bena: 8 „Dukɔ
sia le buyem kple nuyiwo; gake
woƒe dzi te ɖa xaa tso gbɔnye.[k]
9 Eye dzodzro wole subɔyem hele
nufiafia, siwo nye amewo ƒe se-
dedewo la fiam."

10 Eye wòyɔ ameha la va egbɔ
gblɔ na wo bena: Miɖo to, eye
miase nu gɔme. 11 Menye nusi
ke [n]yia nu me la, gblẽa kɔ ɖo na
ame o; ke nusi ke doa go tsoa
nu me la, eya koe gblẽa kɔ ɖo
na ame. 12 Tete nusrɔ̃lawo va

[a] 23, 16; Lu. 6, 39; Ro. 2, 19.
[b] 9, 21; Lu. 6, 19.
[d] Yak. 1, 14; Gal. 5, 17; Mo. I. 6, 5; 8, 21.
[e] kp. 1—20 kpɔ Mar. 7, 1—23.
[f] kp. 21-28 kpɔ Mar. 7, 21—30.
[g] Mo. II. 20, 12.
[h] Lod. 28, 24.
[i] 10, 6.
[k] Yes. 29, 13.
[l] 8, 10. 12.
[n] Ro. 14, 14.

egbɔ gblɔ nɛ bena: Enyae bena,
esi farisitɔwo se nyaa la, eɖia wo
nu mahã? 13 Eye wòxɔ edzi gblɔ
bena: Ati sia ati, si Fofonye, si
le dziƒo la, medo o la, woahoe.
14 Miɖe asi le wo ŋu![a] Mɔfiala
ŋkuagbãtɔwo wonye na ŋkuagbã-
tɔwo. Ke ne ŋkuagbãtɔ le mɔ
fiam ŋkuagbãtɔ la, wo kpakple
eve la katã woayi aɖadze do me.
15 Eye Petro xɔ edzi gblɔ nɛ be-
na: Ðe lo sia gɔme na mí. 16 Eye
wògblɔ bena: Alo miawo hã ame
masenugɔmewo mieganye mahã?
17 Alo miedze sii kpɔ bena, nu-
sianu, si yia nu me la, eyina ɖe
dɔ me, eye wotsɔnɛ ƒua gbe ɖe
kpɔxa o mahã? 18 Ke nusiwo
doa go tsoa nu me la, woawo doa
go tso dzi me, eye nenem nu ma-
wo ƒoa ɖi ame. 19 Elabena [d]dzi
mee nu vɔ̃ɖi susuwo, amewuwu-
wo, ahasiwɔwɔwo, matrewɔwɔ-
wo, fififiwo, aʋatsoɖaseɖiɖiwo
kple ɖiŋudodowo doa go tsona.
20 Woawoe nye nusiwo ƒoa ɖi
ame; ke ne woɖu nu asi maklɔ-
maklɔe la, eya meƒoa ɖi ame o.

Kanaan-nyɔnu la.

21 [f]Eye esi Yesu do go tso afi-
ma la, eva Tiro- kple Sidon-nutoa-
wo me. 22 Eye kpɔ ɖa, Kanaan-
nyɔnua ɖe do go tso afima nutoa-
wo me, eye wòdo ɣli gblɔ bena:
Afetɔ, Dawid vi la, kpɔ ye nu-
blanui! Vinyenyɔnuvi le fu kpem
ŋɔdzitɔe tso gbɔgbɔ vɔ̃ si me. 23
Ke medo nyaa ɖeke ŋu nɛ o.
Eye esi eƒe nusrɔ̃lawo va egbɔ
la, woɖe kuku nɛ gblɔ bena: Do
mɔe, ne wòayi; elabena ele ɣli
dom le mia yome. 24 Ke eya ɖo
eŋu gblɔ bena: Womedɔm o, ne-
gbe ɖe Israel-ƒe me [i]alẽ bubuwo
gbɔ ko. 25 Ke nyɔnua va dze
klo nɛ gblɔ bena: Afetɔ, xɔ nam!
26 Eye wòɖo eŋu gblɔ bena: Wo-
meɖe mɔ bena, woatsɔ ɖeviwo ƒe
abolo afu gbe na avũviwo o. 27
Ke eya gblɔ bena: Yoo, Afetɔ!
Gake avũviwo hã ɖua abolo wu-
wlui, siwo duduna tsoa woƒe afe-
tɔ ƒe kplɔ̃ dzi. 28 Tete Yesu xɔ
edzi gblɔ nɛ bena: [l]O, nyɔnu, wò
xɔse la lolo! Neva me na wò,
abe alesi nèɖi ene. Eye eƒe nyɔ-
nuvi la ƒe lãme sẽ le nenem ga-
ƒoƒo ma dzi.

### Yesu yɔ dɔléławo.

29 Eye Yesu dzo le afima te yi
ŋgɔ va Galilea-ƒua nu; eye wòlia
to la hebɔbɔ nɔ anyi ɖe afima.
30 Eye ameha geɖewo va egbɔ;
eye wokplɔ tekunɔwo, ŋkuagbã-
tɔwo, aɖetututɔwo, ame glɔmɔ̃wo
kple dɔléla bubu ƒomevi geɖewo
ɖe asi vɛ, eye wotsɔ wo da ɖe
eƒe afɔ nu; eye wòda gbe le wo
ŋu.[a] 31 Esi ameha la kpɔ bena,
aɖetututɔwo le nu ƒom, ame glɔ-
mɔ̃wo le dzɔdzɔm, tekunɔwo le
azɔli zɔm, eye ŋkuagbãtɔwo le
nu kpɔm la, woƒe mo wɔ yaa, eye
wokafu Israel ƒe Mawu la.
32 [d]Ke Yesu yɔ eƒe nusrɔ̃lawo
ƒo ƒu ɖe egbɔ gblɔ bena: [e]Nye
ɖome trɔ ɖe ameha la ŋuti; ela-
bena egbe enye ŋkeke etɔ̃agbe
wole ŋutinye, eye naneke mele
wo si woaɖu o; ke nyemelɔ̃ bena,
mado mɔ wo ɖome ɣeyi o, ɖe-
wohĩ aƒetrɔ latsɔ wo le mɔ dzi.
33 Eye nusrɔ̃lawo gblɔ nɛ bena:
Afika míakpɔ abolo geɖe alea
gbegbe atsoe le gbe sia dzi, bena
ameha gã sia naɖu aɖi ƒo mahã?
34 Eye Yesu gblɔ na wo bena:
Abolo nenie le mia sii? Eye wo-
gblɔ bena: Wo ame adre kple
lãvi ʋeea ɖewo. 35 Eye wòɖo be-
na, ameha la nabɔbɔ nɔ anyigba;
36 eye wòtsɔ abolo adre la kple
lãwo, eye esi wòda akpe ɖe wo
dzi la, eŋe wo me hetsɔ na nu-
srɔ̃lawo, eye nusrɔ̃lawo tsɔ wo
na ameha la. 37 Eye wo katã
woɖu nu, eye woɖi ƒo, eye wolɔ
abolo kakɛ, siwo susɔ la, ɖe kevi
adre me fũ. 38 Eye amesiwo ɖu
nua la, wole ŋutsu akpe ene, nyɔ-
nuwo kple ɖeviwo mele me o.
39 Eye esi wòɖo mɔ amehawo la,
eɖo ʋu va Magdala-nutoawo me.

### Yesu ƒo nu le farisitɔwo ƒe dzesibiabia kple woƒe amɔwɔ ʋaʋã ŋuti

**16.** [l]Eye farisitɔwo kple zadu-
kitɔwo va egbɔ, eye wole
etem kpɔ biae bena, wòafia dzesi
yewo tso dziƒo. 2 Ke exɔ edzi
gblɔ na wo bena: Fiẽsi la mie-
gblɔna bena: Xexeme le kɔkɔ ge;
elabena dziƒo biã.[o] 3 Eye ŋdi la
miegblɔna bena: Egbe la tsi le
dzadza ge; elabena dziƒo biã, eye
wòxe litii. Alakpatɔwo, miedzea
si dziƒo ƒe nɔnɔme, aleke wɔ miate

[a] 11, 5.
[b] Lu. 12, 1; Gal. 5, 9; Kor. I. 5, 7. 8.
[d] kp. 32-39 kpɔ Mar. 8, 1—10.
[e] 14, 15.
[f] 6, 31.
[g] 14, 19.
[h] 15, 36.
[i] kp. 13-20 kpɔ Mar. 8, 27—30; Lu. 9, 18—21.
[k] 14, 2; 26, 64.
[l] kp. 1—12 kpɔ Mar. 8, 11—21.
[n] Yoh. 1, 49. 50.
[o] Lu. 12, 54; ta 11, 4; 12, 39.
[p] Yoh. 1, 42; Kor. I. 2, 10; 1, 18. 22.

ŋu adze si ɣeyiɣiwo ƒe dzesiwo
o mahã? 4 Dzidzime vɔ̃ɖi wɔa-
hasi le dzesi biam, eye womele
dzesi na gee o, negbe Yona ƒe
dzesi la ko. Tete wògblẽ wo ɖi
hedzo.
5 Eye nusrɔ̃lawo va go keme
dzi, eye woŋlɔ abolotsɔtsɔɖeasi
be. 6 Ke Yesu gblɔ na wo bena:
Mikpɔ nyuie, eye milé be na mia
ɖokui le farisitɔwo kple zaduki-
tɔwo ƒe amɔwɔ ʋaʋã la ŋuti.[b] 7
Eye woawo ke ɖi le wo nɔewo
ɖome gblɔ bena, le esi yewome-
tsɔ abolo ɖe asi o la ŋutie. 8 Ke
esi Yesu nya eme la, egblɔ bena:
Nuka miele ɖi kem le mia nɔe-
wo ɖome be, mietsɔ abolo ɖe asi
o mahã?[f] Mi xɔseʋeetɔwo! 9 Alo
ɖe miedze si nu kpɔ oa?[g] Eye
mieɖo ŋku ame akpe atɔ̃ la ƒe
abolo atɔ̃ dzi kple kevi alesi nu
mielɔ o mahã? 10 Alo ame akpe
ene la ƒe [h]abolo adre dzi kple
kevi alesi nu mielɔ o mahã? 11
Aleke wɔ miedze sii kpɔ bena,
menye abolo ŋuti meƒo nu le na
mi o bena: Mikpɔ mia ɖokui dzi
nyuie le farisitɔwo kple zaduki-
tɔwo ƒe amɔwɔ ʋaʋã la ŋuti o
mahã? 12 Tete wodze sii bena,
menye ɖe wògblɔ bena, yewoa-
kpɔ yewo ɖokui dzi nyuie le fari-
sitɔwo kple zadukitɔwo ƒe amɔwɔ
ʋaʋã la ŋuti o, negbe le farisi-
tɔwo kple zadukitɔwo ƒe nufiafia
la ŋuti boŋ.

### Petro ʋu Yesu me.

13 [i]Eye esi Yesu va Kaisarea
Filipi-nutoawo me la, ebia eƒe
nusrɔ̃lawo bena: Ameka amewo
gblɔna bena, Amegbetɔvi la nye
mahã?[k] 14 Eye woawo gblɔ be-
na: Ɖewo bena, Yohanes mawu-
tsidetanamelae, ke bubuwo bena,
Elia ye, eye amea ɖewo hã gblɔ
bena, Yeremya, alo nyagblɔɖila-
wo dometɔ ɖekae. 15 Egblɔ na
wo bena: Ke miawo la, amekae
miegblɔna bena, menye mahã?
16 Eye Simon Petro xɔ edzi gblɔ
bena: [n]Wòe nye Kristo, Mawu
gbagbe la ƒe vi! 17 Ke Yesu ɖo
eŋu gblɔ nɛ bena: Woayra wò,
Simon, Bar-Yona! Elabena ŋutilã
kple ʋu meɖe esia fia wò o, ne-
gbe Fofonye, si le dziƒowo la ko.[p]
18 Eye nye hã mele egblɔm na
wò bena: Wòe nye Petro, eye

nenem kpe gbadza sia dzi matu
ye ha la do, eye tsiẽfe fe agbo-
wo hā mele edzi du ge o. 19
Matsɔ dzifofiadufe fe safuiawo
ana wò, eye nusi ke nabla le anyi-
gba dzi la, anɔ babla le dzifowo,
eye nusi ke natu le anyigba dzi
la, anɔ tutu le dzifowo.[d] 20 Tete
wòde se na nusrɔ̃lawo bena, woa-
gagblɔe na amea ɖeke bena, yèe
nye Kristo la o.

Yesu gblɔ efe fukpekpe ɖi zi gbãtɔ, eye wòfo nu le eyomedzedze ŋuti.

21 [e]Tso ekema dzi la Yesu de
asi efe nusrɔ̃lawo fiafia me, alesi
wòle nɛ godoo bena, wòayi Yeru-
salem, eye wòakpe fu gede atso
amegãwo kple nunɔlagãwo kpa-
kple agbalẽfialawo si me, eye
woawui, eye le ŋkeke etɔ̃agbe
woafɔe de tsitre.[g] 22 Eye Petro
de kpɔe, eye wòde asi nyagbe-
gbe me nɛ gblɔ bena: Mawu nehe
esia ɖa xaa tso gbɔwò, Afetɔ; esia
nagava dziwò gbede o! 23 Ke
etrɔ gblɔ na Petro bena: Te ɖa
yi megbenye, Satana! Nuɖiaɖia
nènye nam, elabena menye Mawu
tɔ nèsusu o, negbe nusi nye ame-
gbetɔwo tɔ ko. 24 Tete Yesu
gblɔ na efe nusrɔ̃lawo bena: Ne
amea de lɔ̃ bena, yeanɔ yonyeme
la, negbe nu le eya ŋutɔ ɖokui
gbɔ, ne wòatsɔ efe atitsoga la, eye
wòadze yonyeme.[k] 25 Elabena
amesi ke be, yeaɖe yefe agbe la,
atsrɔ̃e; ke amesi ke atsrɔ̃ efe
agbe le tanye la, akpɔe.[l] 26 Ela-
bena viɖe ka wòanye na ame, ne
xexeme blibo la katã zu etɔ, ke
wòabu efe luʋɔ mahã? Alo nuka
amegbetɔ atsɔ ana agaxɔ efe lu-
ʋɔ mahã?[o] 27 Elabena Amegbe-
tɔvi la le vava ge le Fofoa fe
ŋutikɔkɔe la me kple efe dɔla-
wo; [r]eye ekema aɖo etefe na
amesiame le efe nuwɔwɔwo nu.
28 Vavã mele egblɔm na mi bena,
amea ɖewo le amesiwo le tsi tre
de afisia la dome, siwo mele ku
dɔ ge akpɔ o, vasede esime woa-
kpɔ Amegbetɔvi la le efe fiaɖufe
la me gbɔna.

Yesu trɔ efe nɔnɔme le toa dzi.

17\. Le [t]ŋkeke ade megbe la
Yesu tsɔ Petro kple Yakobo
kple nɔvia Yohanes kpe de edo-
kui ŋuti, eye wòkplɔ wo yi to

[a] 26, 37; Pet. II. 1, 16. 17.
[b] Mo. II. 34, 29; ta 28, 3.
[d] Yes. 22, 22; ta 18, 18; Yoh. 20, 23.
[e] kp. 21-28 kpɔ Mar. 8, 31-9, 1; Lu. 9, 22—27.
[f] 3, 17.
[g] 17, 22; 20, 18; Yoh. 10, 18.
[h] 16, 20.
[i] Yoh. 1, 21; Mal. 3, 1; Fia. II. 2, 11.
[k] 10, 38.
[l] Lu. 17, 33.
[n] 14, 10; Yoh. 5, 35; ta 16, 21.
[o] Ps. 49, 9.
[p] 11, 10. 14.
[r] 25, 34; Ro. 2, 6; Yoh. 5, 29.
[s] kp. 14-21 kpɔ Mar. 9, 14—29; Lu. 9, 37—42.
[t] kp. 1—13 kpɔ Mar. 9, 2—13; Lu. 9, 28—36.

kɔkɔa ɖe dzi, woawo ɖede.[a] 2 Eye
efe nɔnɔme trɔ le wofe ŋku me,
eye efe mo klẽ sigbe ɣe ene, eye
efe awuwo fu tititi abe kekeli
ene.[b] 3 Eye kpɔ ɖa, Mose kple
Eliya woɖe wo ɖokui fia wo hele
dze dom kplii. 4 Ke Petro ɖo
eŋu gblɔ na Yesu bena: Afetɔ,
enyo na mí bena, míanɔ afisia.
Ne èlɔ̃ la, mawɔ agbadɔ etɔ̃ ɖe
afisia; tɔwò ɖeka, Mose tɔ ɖeka,
eye Eliya tɔ ɖeka. 5 Esi wògale
nufofo la dzi la, kpɔ ɖa, alilikpo,
si klẽ la, do vɔvɔli ɖe wo dzi;
eye kpɔ ɖa, gbe tso alilikpo la
me gblɔ bena: [f]Amesia enye
vinye, si nyemelɔ̃a nu egbɔ o, si
dzea ŋunye; miɖo to eyama! 6
Eye esi nusrɔ̃lawo see la, wotsyɔ
mo anyi, eye wovɔ̃ ŋutɔ. 7 Eye
Yesu va wo gbɔ, eye wòde asi
wo ŋu gblɔ bena: Mitsi tre, eye
migavɔ̃ o! 8 Ke esi wowu mo dzi
la, womekpɔ amea ɖeke o, negbe
Yesu ɖeka ko.
9 Eye esi wole ɖiɖim tso to la
dzi la, Yesu de se na wo gblɔ
bena: Migagblɔ nukpɔkpɔ la na
[h]amea ɖeke o, halase esime Ame-
gbetɔvi la afɔ tso ame kukuwo
dome. 10 Eye nusrɔ̃lawo biae
bena: Nukaŋuti gɔ̃ agbalẽfialawo
gblɔ bena: [i]Ele na Eliya be, wòa-
va gbãgbiagbã mahã? 11 Ke eɖo
eŋu gblɔ bena: Ele me bena, Eliya
nava gbãgbiagbã, eye wòaɖɔ nu-
wo katã ɖo. 12 Ke mele egblɔm
na mi bena: Eliya va xoxo, eye
womedze sii o; [n]ke boŋ wowɔ
nusianu, si wolɔ̃ la, ɖe eŋu. Ne-
nema ke Amegbetɔvi la hã le fu
kpe ge atso wo si mee. 13 Tete
nusrɔ̃lawo dze sii bena, Yohanes
mawutsidetanamela ŋutie wògblɔe
le na wo.[p]

Yesu da gbe le kpeŋutɔa ɖe ŋu.

14 [s]Eye esi wova ameha la gbɔ
la, amea ɖe va egbɔ, eye wòdze
klo nɛ 15 le gbɔgblɔm bena:
Afetɔ, kpɔ nye ŋutsuvi fe nubla-
nui! Elabena ele kpeŋui kum,
eye wòle fu kpem ŋɔdzitɔe; ela-
bena enuenu la edzea dzo me, eye
enuenu la edzea tɔ me. 16 Eye
mekplɔe va wò nusrɔ̃lawo gbɔ,
eye womete ŋu da gbe le eŋu o.
17 Ke Yesu xɔ edzi gblɔ bena:
O, dzidzime maxɔse kple dzidzi-
me, si tro kpaɖikpaɖi; ɣekaɣie

manɔ anyi kpli mi ase ɖo? Eye
ɣekaɣie mado dzi ahe mi ase ɖo
mahã? Mikplɔe va gbɔnye afii![a]
18 Eye Yesu wo ɖe eta, eye gbɔ-
gbɔ vɔ̃ la do go tso eme, eye ɖevi
la ƒe lãme sẽ le nenem gaƒoƒo ma[b]
dzi. 19 Tete nusrɔ̃lawo ɖeɖe va
Yesu gbɔ gblɔ bena: Nukaŋuti
miawo miete ŋu nyãe do go o
mahã? 20 Ke egblɔ na wo bena:
Le miaƒe xɔse ʋee ŋutie; [d]elabena
vavã mele egblɔm na mi bena:
Ne xɔse le mia si abe logoku ene
la, miagblɔ na to sia bena: Te
ɖa tso afisia nayi afime, eye ate
ayi, eye naneke mele miaƒe ŋu-
tete wu ge o. 21 Ke esia ƒome-
vi la mele go do ge o, ne menye
to gbedododa kple nutsitsidɔ me o.

Yesu gblɔ eƒe fukpekpe di zi evelia.

22 [f]Ke esi woƒo wo ɖokui nu
fu le Galilea la, Yesu gblɔ na
wo bena: Wole Amegbetɔvi la de
ge asi na amewo,[h] 23 eye woawui,
eye le ŋkeke etɔ̃agbe la wòafɔ.
Eye woxa nu ŋutɔ.

Mawuxɔ me nudzɔdzɔ nana.

24 Esi wova Kapernaum la, ame-
siwo dzɔa ga la, va Petro gbɔ,
eye wogblɔ bena: Alo miaƒe nu-
fiala ya menaa mawuxɔ me [i]nu-
dzɔdzɔ o mahã? 25 Eye wòbena:
Enana! Eye esi wòva aƒe me la,
Yesu tre ebiabia gblɔ bena: Si-
mon, nuka nèsusuna? Anyigba
dzi fiawo la, ameka si woxɔa adzɔ
alo nudzɔdzɔ lena mahã? Le woa
ŋutɔwo ƒe viwo si loo, alo le ame-
dzrowo si mahã? 26 Egblɔ bena:
Le amedzrowo si. Yesu gblɔ nɛ
bena: Ekema viwo le wo ɖokui
si. 27 Ke ne miagaɖia wo nu o
la, yi futa nada fu, eye lã, si ke
naɖe gbã la, lée, eye ne ėke eƒe
nu la, ákpɔ ga; eyae natsɔ ana
wo ɖe mia kpli wò ta.[p]

Ameka ƒo ta le mawufiaɖuƒe la me? Le nudiaɖianana ŋuti.

18. Le [t]gaƒoƒo ma dzi la nusrɔ̃-
lawo va Yesu gbɔ gblɔ bena:
Azɔ ameka ƒo ta le dziƒofiaɖuƒe la
me mahã? 2 Eye Yesu yɔ ɖevi
suea ɖe va egbɔ, eye wòtsɔe ɖo
wo titina. 3 Eye wògblɔ bena:
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Ne mietrɔ. eye miezu abe ɖeviwo
ene o la, miele yiyi ge ɖe dziƒo-
fiaɖuƒe la me akpɔ o.[y] 4 Eya-
ŋuti amesi ke bɔbɔ eɖokui ɖe
anyi abe nenem ɖevi sia ene la,
eyae ƒo ta le dziƒofiaɖuƒe la me.[a]
5 Eye amesi ke laxɔ nenem ɖevi
sia tɔgbe ɖeka le nye ŋkɔa dzi
la, nyee wòxɔ;[b] 6 ke amesi ke
laɖia nenem ɖevi sue, siwo xɔa
dzinye sena, dometɔ ɖeka nu la,
enyo nɛ bena, woatsɔ tė atsi ɖe
kɔ nɛ, eye woatsɔe ada ɖe ƒu ƒe
gogloƒe, be wòano tsi aku.[e] 7 Ba-
ba na xexeame le nuɖiaɖia ŋuti:
Elabena nuɖiaɖiawo lava tsã; ke
baba na nenem me, si dzi nuɖia-
ɖia lato ava la. 8 Ke ne wò asi
alo wò afɔ ɖia nuwò la, lãe ɖa,
eye natsɔe aƒu gbe le ŋutiwò;
enyo na wò bena, nayi ɖe agbe
la me kple afɔkpo alo abɔkpo wu
esi abɔ eve alo afɔ eve anɔ asi-
wò, eye woatsɔ wò aƒu gbe ɖe
dzo mavɔ la me.[g] 9 Eye ne wò
ŋku ɖia nuwò la, hoe le eme,
eye natsɔe aƒu gbe le ŋutiwò;
enyo na wò bena, nayi ɖe agbe
la me kple ŋku ɖeka, wu esi ŋku
eve nanɔ asiwò, eye woatsɔ wò
aƒu gbe ɖe dzomavɔʋe la me.
10 Mikpɔ nyuie, ne miagado vlo
nenem ɖevi sue siawo dometɔ ɖe-
ka o; elabena mele egblɔm na mi
bena: [k]Woƒe mawudɔla, siwo le
dziƒowo la, le Foƒonye, si le dzi-
ƒowo la, ƒe mo kpɔm ɖaasi. 11 Ela-
bena Amegbetɔvi la va be, wòaɖe
nusiwo bu la.[l] 12 [n]Nuka miesu-
suna? Ne amea ɖe kpɔ alẽ alafa,
eye wo dometɔ ɖeka bu la, ɖe
magblẽ blasieke vɔ asieke la ɖe
toawo dzi, eye wòayi aɖadi esi
bu la o mahã?[o] 13 Eye ne eva
me bena, eyi ɖakpɔe la, vavã
mele egblɔm na mi bena, akpɔ
dzidzɔ le eya ŋuti awu le bla-
sieke vɔ asieke, siwo metra mɔ
o la ŋu.[r] 14 Nenema ke menye
mia Foƒo. si le dziƒowo la, ƒe lɔ-
lɔ̃nu bena, nenem ɖevi sue siawo
dometɔ ɖeka nabu o.[s]

Dusẽ, si le nusrɔ̃lawo si.

15 Ke ne nɔviwò wɔ nuvɔ̃ ɖe
ŋutiwò la, yi ɖaɖee fiae le mia
kple eya ɖeka ko dome; ne eɖo
to wò la, ekema ėɖe nɔviwò.[u]
16 Ke ne meɖo to wò o la, yi
ɖatsɔ ame ɖeka alo eve kpe ɖe
ɖokuiwò ŋu, [v]bena le ɖaseɖila eve
alo etɔ̃ nu la woaɖo kpe nya sia
nya dzi. 17 Ke ne meɖo to woa-

a 23, 12.
b 10, 40.
d 21, 21; Lu. 17, 6.
e Lu. 17, 1. 2; Ro. 14, 13.
f kp. 22. 23 kpɔ Mar. 9, 31. 32; Lu. 9, 43–45.
g 5, 29. 30.
h 16, 21.
i Mo. II. 30, 13.
k Dɔ. 12, 15; Heb. 1, 14.
l 9, 13; Lu. 19, 10.
n kp. 12-14 kpɔ Lu. 15, 4–7.
o Ezra 34, 11.
p 3, 15.
r Lu. 15, 22.
s Pet. II. 3, 9.
t kp. 1–9 kpɔ Mar. 9, 33–37. 42–47; Lu. 9, 46–48.
u Lu. 17, 3; Mo. III. 19, 17; Gal. 6, 1; Yak. 5, 20.
v Mo. V. 19, 15; Kor. II. 13, 1; Tim. I. 5, 19. 20.
y 19, 14; Kor. I. 14, 20.

wo hã o la, yi ḍagbloe na hame
la, eye ne meḍo to hame la hã
o la, na ne wòanɔ na wò abe
trɔ̃subɔla kple nudzɔla ene. 18
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Nusianu, si ke miabla le anyigba
dzi la, anɔ babla le dzifo, eye nu-
sianu, si ke miatu le anyigba dzi
la, anɔ tutu le dzifo.[d] 19 Megale
egblɔm na mi hã bena: Ne mia
dome ame eve woawɔ ḍeka le
anyigba dzi le nusianu me, eye
woaḍe kuku la, ava ve me na wo
tso Fofonye, si le dzifowo la gbɔ.[f]
20 Elabena afisi ame eve alo ame
etɔ̃ wokpe ta ḍo le nye ŋkɔa dzi
la, afima mele wo titina.

Lododo le fenyila ŋã la ŋu.

21 Tete Petro va egbɔ gblɔ
bena: Afetɔ, zi nenie nɔvinye
awɔ nuvɔ̃ ḍe ŋutinye, eye matsɔe
akee mahã? Halase zi adre loo?[h]
22 Yesu gblɔ nɛ bena: Nyeme-
gblɔ na wò bena, vaseḍe zi adre
o, ke boŋ vaseḍe zi adre tefe blaa-
dre. 23 Eyaŋuti wotsɔ dzifofia-
ḍufe la ḍo fiaa ḍe, si le didim
be, yeabu akɔnta kple efe dɔla-
wo la ŋu. 24 Ke esi wòde asi
ebubu me la, wokplɔ fenyila ḍeka,
si talento akpe ewo le eŋu la, va
egbɔ. 25 Eye esi naneke mele
esi wòatsɔ axee o la, efe afetɔ
la de se bena, woatsɔ eya kple
srɔ̃a kple viawo kple nusiwo katã
le esi la afle, ne woatsɔ aḍo ete-
fe.[n] 26 Tete dɔla ma dze klo fo
koko nɛ gblɔ bena: Gbɔ dzi ble-
wu, eye maḍo wo katã tefe na
wò. 27 Eye afetɔ la kpɔ dɔla
ma fe nublanui, eye wòḍe asi le
eŋu hetsɔ fe la kee. 28 Ke esi
nenem dɔla ma do go la, ekpɔ
efe hadɔtsɔlawo dometɔ ḍeka, si
nyi denario alafa le esi, eye wò-
lée, lé ve nɛ gblɔ bena: Ðo nusi
nènyi la tefe! 29 Tete efe hadɔ-
tsɔla la dze klo ḍe kuku nɛ gblɔ
bena: 30 Fa tu blewu, eye maḍo
etefe na wò. Gake melɔ̃ o; ke
boŋ eyi ḍatsɔe de gaxɔ me, va-
seḍe esime wòaḍo nusi wònyi la
tefe. 31 Ke esi wo tɔwo kpɔ nusi
va yi la, eve wo ŋutɔ, eye woyi
ḍagblɔ nusiwo katã va ve me la,
fia wofe afetɔ etefetefe. 32 Tete
efe afetɔ la yɔe va egbɔ, gblɔ
nɛ bena: Dɔla vɔ̃ḍi! Esi nèḍe
kuku nam, metsɔ nenem fe ma

a Yak. 2, 13.
b 5, 25.
d 16, 19; Yoh. 20, 23.
e 6, 15.
f 7, 7.
g kp. 1—9 kpɔ Mar. 10, 1—12.
h 6, 14; Lu. 17, 4.
i 5, 31. 32.
k Mo. I. 1, 27.
l Mo. I. 2, 24; Kor. I. 6, 16; 7, 10.
n Fia. II. 4, 1.
o Mo. V. 24, 1.
p Lu. 16, 18.
r Kor. I. 7, 7.

katã ke wò la; 33 alo mele na
wò bena, wò hã nakpɔ wò hadɔ-
tsɔla fe nublanui, abe alesi nye
hã mekpɔ wò nublanui ene o
mahã?[a] 34 Eye efe afetɔ la do
dɔmedzoe, dee asi na ŋutasẽla-
wo,[b] halase esime wòaxe fe, siwo
katã wònyi la. 35 Nenema ke Fo-
fonye, si le dzifo la, hã lawɔ mi,
ne mia dome amesiame metsɔ ke
nɔvia tso efe dzi me o.[e]

Le srɔ̃tɔwo fe asiḍeḍe le wo nɔewo ŋu ŋuti.

19. [g]Eye wòva me, esime Yesu
wu nenem nya siawo nu la,
edzo le Galilea, eye wòva Yudea-
nutowo me le Yordan godo. 2 Eye
ameha geḍewo dze eyome, eye
wòḍa gbe le wo ŋu le afima.
3 Eye farisitɔwo va egbɔ, eye
wotee kpɔ gblɔ bena: Alo woḍe
mɔ na ame bena, wòaḍe asi le
srɔ̃a ŋu le nya sia nya ŋuti mahã?[i]
4 Ke eḍo ŋu gblɔ bena: Alo mie-
xlẽe kpɔ bena, amesi wɔ ame le
gɔmedzedzea me ke la, atsu kple
asi wòwɔ woe o mahã?[k] 5 Eye
wòbe: Le esia ta ame agblẽ fo-
foa kple dadaa ḍi, eye wòalé ḍe
srɔ̃a ŋuti, eye wo kpakple eve la
woanye ŋutilã ḍeka;[l] 6 nenem
bena tso esia dzi yina la wome-
ganye ame eve o, negbe ŋutilã
ḍeka ko. Azɔ nusi ke Mawu bla
la, ame nagamã eme o. 7 Wo-
gblɔ nɛ bena: Azɔ nukaŋuti Mose
ḍe se bena, woana gbegbegbalẽe,
eye woaḍe asi le eŋuti mahã?[o]
8 Egblɔ na wo bena: Le miafe
dzimesesẽ ŋutie Mose na mɔ mi
bena, miaḍe asi le mia srɔ̃wo
ŋuti ḍo; gake tso gɔmedzedzea
me ke la mele nenema o. 9 Ke
mele egblɔm na mi bena: Amesi
ke laḍe asi le srɔ̃a ŋuti, ne menye
le ahasiwɔwɔ ŋuti o, eye wòaḍe
bubua ḍe la, eyae wɔ ahasi.[p] 10
Eye nusrɔ̃lawo gblɔ nɛ bena: Ne
ŋutsu kple srɔ̃a ḍome nya le ale la,
ekema menyo bena, woaḍe srɔ̃ o.
11 Eye wògblɔ na wo bena: Me-
nye amewo katãe ase nya sia me
o, negbe amesiwo wona la ko.[r]
12 Elabena ame tataa ḍewo li,
siwo wodzi wo nenema tso keke
wo dada fe dɔ me ke; eye ame
tataa ḍewo li, siwo amewo ta wo;
eye ame tataa ḍewo li, siwo ta

wo ɖokui le dzifofiaɖuƒe la ŋuti.
Amesi ke ate ŋu ase eme la, nesee.

Yesu yra ɖeviwo.

13 [a]Tete wotsɔ ɖevi suewo va
egbɔ, bena wòada asi ɖe wo dzi,
eye ne wòado gbe ɖa; ke nusrɔ̃-
lawo blu ɖe wo ta. 14 Eye Yesu
gblɔ na wo bena: Mina ɖeviwo
nava gbɔnye, eye migaxe mɔ na
wo o; elabena nenem mewo tɔe
nye dzifofiaɖuƒe la.[d] 15 Eye wò-
da asi ɖe wo dzi, eye wòdzo le
afima.

Ðekakpui kesinɔtɔ la.

16 [e]Eye kpɔ ɖa, amea ɖe va
egbɔ gblɔ nɛ bena: Nufiala, nu
nyui ka mawɔ, ne makpɔ agbe
mavɔ mahã? 17 Eye wògblɔ nɛ
bena: Nuka nèle biayem le nyuie
ŋuti mahã? Amea ɖeke mele
nyuie o negbe Mawu ɖeka ko;
ke ne èle didim bena, yeayi ɖe
agbe la me la, lé seawo me ɖe
asi. 18 Eye wòbena: Kawoe?
Yesu gblɔ nɛ bena: Megawu ame
o. Megawɔ ahasi o. Megafi fi o;
Megaɖi aʋatsoɖase o.[f] 19 Bu fo-
fowò kple dawò,[g] eye nalɔ̃ hawò-
vi abe wò ŋutɔ ɖokuiwò ene. 20
Ðekakpui la gblɔ nɛ bena: Mewɔ
nusiawo katã dzi tso nye ɖevime
ke; nuka gasusɔ nama? 21 Yesu
gblɔ nɛ bena: Ne èle didim be,
yeazu blibo la, heyi ɖadzra nusi-
wo le asiwò la, ne natsɔ wo ana
ame dahewo, ekema kesinɔnu anɔ
dzifo na wò, eye nava anɔ yonye-
me.[h] 22 Ke esi ɖekakpui la see
la, edzo yi kple nuxaxa; elabena
nu geɖe le esi. 23 Eye Yesu
gblɔ na eƒe nusrɔ̃lawo bena: Va-
vã mele egblɔm na mi bena, esẽ
na kesinɔtɔ bena, wòayi ɖe dzi-
fofiaɖuƒe la me. 24 Eye megale
egblɔm na mi hã bena: Ele bɔbɔe
na kposɔ be, wòato abi ƒe vò me
wu alesi kesinɔtɔ nayi ɖe dzifo-
fiaɖuƒe la mee.[i] 25 Ke esi nusrɔ̃-
lawo see la, kuvia ɖo wo ŋutɔ,
eye wogblɔ bena: Ekema ameka
gɔ̃e ate ŋu akpɔ ɖeɖe mahã? 26
Eye Yesu le wo kpɔm dũ gblɔ
na wo bena: Amegbetɔwo gbɔ la
womate ŋu awɔ esia o; ke Mawu
gbɔ la woate ŋu awɔ nusianu.[k]
27 Tete Petro xɔ edzi gblɔ nɛ
bena: Kpɔ ɖa, miawo miegblẽ
nuwo katã ɖi, eye miedze yowò-
me: nuka gɔ̃e lanye mía tɔ mahã?

[a] kp. 13-15 kpɔ Mar. 10, 13-16; Lu. 18, 15—17.
[b] Lu. 22, 30; Kor. I. 6, 2.
[d] 18, 3.
[e] kp. 16-30 kpɔ Mar. 10, 17-31; Lu. 18, 18—30.
[f] Mo. II. 20, 12 v. 16.
[g] Mo. III. 19, 18.
[h] 6, 20; Lu. 16, 9.
[i] 13, 22.
[k] Lu. 1, 37.

28 Eye Yesu gblɔ na wo bena:
Vavã mele egblɔm na mi bena,
mi amesiwo dze yonyeme la, le
nuwo ƒe gbugbɔgadzi me la, gbe-
sigbe ke Amegbetɔvi la abɔbɔ
nɔ eƒe ŋutikɔkɔezikpui la dzi la,
miawo hã miabɔbɔ nɔ zikpui
wuieve dzi, eye miadrɔ̃ ʋɔnu Is-
rael ƒome wuieveawo.[b] 29 Eye
amesiame, si ke gblẽ nɔviŋutsu-
wo alo nɔvinyɔnuwo alo fofo
alo dada alo srɔ̃ alo viwo alo
abɔwo alo xɔwo ɖi le nye ŋkɔ
ŋuti la, elaxɔ teƒeɖoɖo geɖe, eye
anyi agbe mavɔ dome. 30 Ke ame
geɖe, siwo nye mlɔetɔwo, lazu
gbãtɔwo, eye gbãtɔwo lazu mlɔe-
tɔwo.

Lododo le weinbɔ me dɔwɔlawo ŋu.

**20.** Elabena dzifofiaɖuƒe la ɖi
afetɔa ɖe, si do go ŋdika-
nya, be yeadɔ dɔwɔlawo ɖe yeƒe
weinbɔ me. 2 Ke esi eya kple
dɔwɔlawo nyi denario ɖeka ƒe
asi ɖe ŋkeke ɖeka dzi la, eɖo wo
ɖe eƒe weinbɔ la me. 3 Eye esi
wòdo go le gafoƒo etɔ̃lia me la,
ekpɔ ame bubuwo le tsitre le asi
me le kuvia me; 4 eye wògblɔ
na wo bena: Miawo hã miheyi ɖe
weinbɔ la me, eye nusi ke anyo
la, mana mi. Eye woyi. 5 Ke
egado go le gafoƒo adelia kple
asiekelia me, eye wògawɔ nene-
ma ke. 6 Ke esi wòdo go le ga-
foƒo wuiɖekelia me la, ekpɔ ame
bubuwo le tsitre, eye wògblɔ na
wo bena: Nukaŋuti mietsi tre le
kuvia me ɖe afisia ŋkeke blibo
la katã mahã? 7 Wogblɔ nɛ be-
na: Elabena amea ɖeke medɔ mi
o. Egblɔ na wo bena: Miawo hã
miheyi ɖe weinbɔ la me. 8 Ke
esi fiẽsi ɖo la, weinbɔtɔ la gblɔ
na eƒe xɔnuvi bena: Yɔ dɔwɔla-
wo vɛ, eye nana fetu wo, eye
nadze egɔme atso mlɔetɔwo dzi
vaseɖe gbãtɔwo dzi. 9 Eye esi
gafoƒo wuiɖekelia me tɔwo va la,
wo katã woxɔ denario ɖekaɖeka.
10 Ke esi gbãtɔwo va la, wobu
xa bena, yewoaxɔ ɖewo ɖe dzi,
eye woawo hã woxɔ denario ɖe-
kaɖeka. 11 Eye esi woxɔe la,
woli liʋiliʋi le afetɔ la ŋuti 12
gblɔ bena: Ame mlɔetɔ siawo wɔ
dɔ gafoƒo ɖeka ko, eye nèwɔ wo
wosɔ kpli mi, amesiwo kpe hiã

ŋkeke blibo la katã, eye ŋdɔku-
tsu ɖu mi la. 13 Eye wòɖo eŋu
gblɔ na wo dometɔ ɖeka bena:
Xɔ̃nye, nyemewɔ nu madzɔmadzɔ
ɖe ŋuwò o, alo mia kpli wò la
menye denario dzi mienyi asi ɖo
o mahã? 14 Tsɔ tɔwò nayi; gake
melɔ̃ bena, mana mlɔetɔ sia, abe
alesi mena wò ene. 15 Alo
ɖe mɔ mele asinye bena, mawɔ
nusi nye tɔnye la ŋuti dɔ, alesi
melɔ̃ o mahã? Alo nye ɖomenyo-
nyo ŋutie nèle ŋku biãm ɖe ŋu-
tinye ɖo mahã? 16 Nenem eye
[e]mlɔetɔwo lazu gbãtɔwo, eye gbã-
tɔwo lazu mlɔetɔwo; [g]elabena ame
geɖewo nye amesiwo woyɔ, eye
ame ʋeewo nye amesiwo wotia.

Fukpekpe ʋbɔgblɔɖi etɔ̃lia.

17 [h]Eye esi Yesu yina Yerusa-
lem la, ena nusrɔ̃la wuieve la ɖe-
ɖe va egbɔ, eye le mɔ dzi la
egblɔ na wo bena: 18 Kpɔ ɖa,
mieyina Yerusalem, eye woade
Amegbetɔvi la asi na nunɔlagã-
wo kple agbalẽfialawo, eye woa-
tso kufia nɛ;[i] 19 eye woatsɔe ade
asi na trɔ̃subɔlawo, bena woaɖu
fewu le eŋuti, eye woaƒoe kple
atam, eye woahee ɖe ati ŋuti; eye
ŋkeke etɔ̃agbe la wòatsi tre.[k]

Zebedeo vi eveawo. Ameka enye gãtɔ?

20 [l]Tete Zebedeo viwo dada va
egbɔ kple efe ŋutsuvi eve, eye
wòdze klo nɛ le nane biamii. 21
Eye wògblɔ nɛ bena: Nuka dim
nèle? Egblɔ nɛ bena: Na bena,
nye ŋutsuvi eve siawo nabɔbɔ nɔ
anyi, ɖeka nanɔ wò nuɖusi me,
eye ɖeka nanɔ wò mia me le wò
fiaɖuƒe la me.[o] 22 Ke Yesu xɔ
edzi gblɔ bena: Mienya nusi biam
miele o.[p] Alo miate ŋu ano kplu,
si no ge malaa? Eye mawutsi,
si woade ta nam la, woadee ta
na miawo hã mahã? Wogblɔ nɛ
bena: Miate ŋui. 23 Egblɔ na
wo bena: Ele me bena, miano nye
kplu la, eye mawutsi, si woade
ta nam la, woadee ta na miawo
hã; ke anyinɔnɔ ɖe nye nuɖusi
me kple mia me la, eya menye
tɔnye be, mana o, negbe amesiwo
Fofonye dzrae ɖo ɖi na la ko. 24
Ke esi ame ewo la see la, eve
ɖome na wo ɖe nɔvi eveawo ŋuti.[s]
25 Ke Yesu yɔ wo va egbɔ gblɔ
bena: Mienya bena, dukɔwo ƒe
dziɖulawo nye aƒetɔwo ɖe wo dzi,
eye amegãwo kpɔ ŋusẽ ɖe wo dzi.
26 Neganɔ nenema le mia dome
o; ke amesi ke di bena, yeazu
amegã le mia dome la, nanye
miaƒe subɔla;[a] 27 eye amesi ke
di bena, yeanye gbãtɔ le mia do-
me la, nanye miaƒe dɔla;[b] 28 abe
alesi Amegbetɔvi la meva bena,
woasubɔ ye o, ke boŋ bena [d]yea-
subɔ, eye yeatsɔ eƒe agbe la ana
ɖe ame geɖewo ƒe xɔxɔ ta la ene.

Ŋkuagbãtɔ eve le Yerixo gbɔ.

29 Eye esi wodo go tso Yerixo-
dua me yina la, ameha geɖewo
dze eyome.[f] 30 Eye kpɔ ɖa, ŋkua-
gbãtɔ eve bɔbɔ nɔ mɔ to; esi
wose bena, Yesu le wo ŋuti tom
yina la, wodo ɣli gblɔ bena: Da-
wid vi la, kpɔ mia nublanui! 31
Eye ameha la blu ɖe wo ta, bena
woazi ɖoɖoe. Ke woawo gado ɣli
ɖe edzi gblɔ bena: Aƒetɔ, Dawid
vi la, kpɔ mia nublanui! 32 Eye
Yesu tɔ ɖe tsitre, eye wòyɔ wo
vɛ gblɔ bena: Nuka dim miele,
bena mawɔ na mi mahã? 33 Wo-
gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, bena miaƒe
ŋkuwo naʋu. 34 Eye Yesu ƒe
ɖome trɔ ɖe wo ŋu, eye wòde asi
woƒe ŋkuwo ŋu, eye enumake
wokpɔ nu, eye wodze eyome.

Yesu ƒe Yerusalem yiyi.

21. [n]Eye esi wogogo Yerusalem,
eye wova Betfage le Amito
la ŋuti la, tete Yesu dɔ nusrɔ̃la
eve 2 gblɔ na wo bena: Miyi
kɔƒe, si le mia ŋgɔ la me, eye
enumake miakpɔ tedzi kple via
le ka me; mitu wo, ne miakplɔ
wo vɛ nam. 3 Eye ne amea ɖe
agblɔ nane na mi la, migblɔ be-
na: Aƒetɔ la le wo hiãm, eye enu-
make adɔ wo ɖa. 4 Ke nusia va
me, bena woawu nya, si wogblɔ
ɖi to nyagblɔɖila dzi la nu bena:
5 [r]„Migblɔ na Zion vinyɔnuvi la
bena: Kpɔ ɖa, wò fia gbɔna gbɔ-
wò; eƒe ɖome [illegible], eye wòɖo tedzi
kple ɖɔwɔlã, si nye tedzivi.“ 6
Ke esi nusrɔ̃lawo yi la, wowɔ abe
alesi Yesu ɖo na wo la ene; 7
eye wokplɔ tedzinɔ kple via vɛ,
eye watsɔ woƒe avɔwo ɖo wo dzi,
eye wòbɔbɔ nɔ wo dzi. 8 Eye
ameha la dome ame geɖe ŋutɔ
tsɔ woƒe [t]avɔwo keke ɖe mɔƒo;
ke bubuwo lã ati ƒe alɔwo ka-
ka ɖe mɔƒo. 9 Eye ameha, siwo

[a] 18, 4; 23, 11.
[b] Mar. 9, 35.
[d] Yoh. 13, 14; Fil. 2, 7; Gal. 1, 4.
[e] 19, 30.
[f] kp. 29-34 kpɔ Mar. 10, 46-52; Lu. 18, 35—43.
[g] 22, 14.
[h] kp. 17-19 kpɔ Mar. 10, 32-34; Lu. 18, 31—33.
[i] 16, 21.
[k] 21, 39; 27, 2; Dɔ. 4, 27.
[l] kp. 20-28 kpɔ Mar. 10, 35-45; ta 27, 56; Mar. 15, 40.
[n] kp. 1—11 kpɔ Mar. 11, 1—10; Lu. 19, 29—38; Yoh. 12, 12-19.
[o] Ps. 110, 1; Fia. I. 2, 19.
[p] 26, 39; Yoh. 18, 11; Yes. 51, 17; Yer. 25, 15; Nyad. 14, 10.
[r] Zax. 9, 9; Yes. 62, 11.
[s] 18, 1; Lu. 22, 24. 27.
[t] Fia. II. 9, 13.

le eŋgɔ kple esiwo le eyome
la, do ɣli gblɔ bena: [a]Hosana
na Dawid vi la; woayra amesi
gbɔna le Afetɔ ƒe ŋkɔ la me; Ho-
sana le dziƒo ʋĩ! 10 Eye esi wò-
va Yerusalem la, du blibo la katã
ƒo zi gblɔ bena: Ameka nye esia?
11 Eye amehawo gblɔ bena: Ame-
sia enye nyagblɔɖila Yesu, si tso
Nazaret le Galilea.

Nudzralawo nyanyã le gbedoxɔ me.

12 [d]Eye Yesu yi ɖe mawuƒe la
me, eye wònyã amesiwo katã le
nu dzram kple nu ƒlem le mawu-
ƒea me la ɖo go, eye wòmu ga-
ɖuɖɔlawo ƒe kplɔ̃wo kple amesi-
wo le akpakpa dzram la ƒe zikpui-
wo ƒu anyi; 13 eye wògblɔ na wo
bena: [e]Woŋlɔ ɖi bena: „Nye aƒe
la, woayɔe be gbedoxɔ; ke miawo
mietsɔe wɔ [f]adzodalawo ƒe doe.“
14 Eye ŋkuagbãtɔwo kple teku-
nɔwo va egbɔ le mawuƒe la me,
eye wòɖa gbe le wo ŋu.[h] 15 Eye
esi nunɔlagãwo kple agbalẽfiala-
wo kpɔ nukuɖɔ, siwo wòwɔ, kple
ɖevi, siwo le ɣli dom le mawuƒe
la me bena: Hosana na Dawid vi
la! la, eve dɔme na wo. 16 Eye
wogblɔ nɛ bena: Ese nusi ame
siawo le gbɔgblɔm mahã? Eye
Yesu gblɔ na wo bena: Ẽ! Alo
miexlẽe kpɔ bena: [i]„Ɖeviwo kple
vi nonowo ƒe nu me nèdzra kafu-
kafu ɖo“ o mahã? 17 Eye wògblẽ
wo ɖi do go tso dua me yi ɖe
Betania, eye wòtsi afima dɔ.

Gboti matseku la.

18 Ke esi wògayina ɖe dua me
le ŋdi me la, dɔ wui. 19 Eye esi
wòkpɔ gbotia ɖe le mɔ to la, ete
ɖe eŋuti, ke mekpɔ naneke le
edzi o, negbe aŋgbawo ko, eye
wògblɔ nɛ bena: Tso esia dzi
yina la mègale tsetse ge halase
tegbetegbe o. Eye enumake gboti
la yrɔ sũ. 20 Eye esi nusrɔ̃lawo
kpɔe la, woƒe mo wɔ yaa, eye wo-
gblɔ bena: Aleke wɔ gboti la yrɔ
sũ enumake mahã? 21 Yesu ɖo
eŋu gblɔ na wo bena: Vavã mele
egblɔm na mi bena: Ne xɔse le
mia si, eye mieke ɖi o la, ekema
menye nusi wɔ gboti la ɖeɖeko
miawɔ o; ke boŋ ne miagblɔ na
to sia hã bena: Ho, ne nayi aɖa-
dze ƒu me la, ava ve me.[p] 22 Eye
nusianu, si ke miabia le gbedo-
doɖa me kple xɔse la, miaxɔe.[r]

[a] Ps. 118, 25. 26.
[b] kp. 23–27 kpɔ Mar. 11, 27–33; Lu. 20, 1–8.
[d] kp. 12–22 kpɔ Mar. 11, 11–24; Lu. 19, 45–48; Yoh. 2, 14–18.
[e] Yes. 56, 7.
[f] Yer. 7, 11.
[g] 14, 5.
[h] Yes. 35, 5.
[i] Ps. 8, 3.
[k] Dɔ. 9, 10; Sam. I. 2, 8.
[l] 3, 1; Lu. 3, 3.
[n] kp. 33–46 kpɔ Mar. 12, 1–12; Lu. 20, 9–19.
[o] Yes. 5, 1. 2.
[p] Yak. 1, 6; 17, 20.
[r] 7, 7; 18, 19.

Yesu ƒe nyagbɔgblɔ le gbedoxɔ me.

23 [b]Ke esi wòva mawuƒe me,
eye wòle nu fiam amewo la, nu-
nɔlagãwo kple dumegãwo va
egbɔ gblɔ bena: Ŋusẽ ka nètsɔ wɔ
esiawoe, eye amekae tsɔ nenem
ŋusẽ sia na wò mahã? 24 Eye
Yesu ɖo eŋu gblɔ na wo bena:
Nye hã mabia nya ɖeka mi, eye
ne miegblɔe nam la, ekema nye hã
magblɔ ŋusẽ, si metsɔ wɔ esia-
wo la, na mi: 25 Yohanes ƒe ma-
wutsideɖetaname la ɖe, afika wò-
tso? Tso dziƒo loo, alo tso ame-
wo gbɔ mahã? Ke woawo ke ɖi le
wo nɔewo dome bena: 26 Ne mie-
gblɔ bena, dziƒo wòtso la, agblɔ
na mi bena: Ekema nukaŋuti
miexɔ edzi se o? Ke ne miegblɔ
bena, amewo gbɔ wòtso la, eke-
ma mievɔ̃ ameha la; [g]elabena wo
katã wobu Yohanes abe nyagblɔ-
ɖila ene. 27 Eye woɖo eŋu na
Yesu bena: Mienyɛ o. Eya hã
gblɔ na wo bena: Ekema nye hã
nyemagblɔ ŋusẽ, si metsɔ wɔ esia-
woe la, na mi o. 28 Ke nuka mie-
susuna? Vi eve le amea ɖe si,
eye wòva gbãtɔ gbɔ gblɔ bena:
Vinye, heyi nawɔ dɔ le weinbɔ
la me egbe. 29 Ke eɖo eŋu gblɔ
bena: Megbe! Ke emegbe la evee,
eye wòyi. 30 Eye esi wòva eve-
lia gbɔ la, egagblɔe nɛ nenema
ke. Eya ɖo eŋu gblɔ bena: Afetɔ,
mayi! Ke meyi o.[k] 31 Ame eve
siawo dometɔ kae wɔ fofoa ƒe
lɔlɔ̃nu mahã? Wogblɔ bena: Gbã-
tɔ lae. Yesu gblɔ na wo bena:
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Nudzɔlawo kple ahasiwɔlawo tre
mawufiaɖuƒe la me yiyi na mi.
32 Elabena Yohanes va mia gbɔ
le dzɔdzɔenyenye ƒe mɔ dzi, eye
mlexɔ eyama dzi se o; ke nudzɔ-
lawo kple ahasiwɔlawo xɔ edzi
se; gake miawo la, esi miekpɔe
la, mietrɔ miaƒe tame emegbe be-
na, miaxɔ edzi ase o.[l]

Lododo le weinbɔ gbledelawo ŋuti.

33 [n]Mise lo bubu: Afetɔa ɖe
de weingble, eye wòtɔ kpɔ ɖe
eŋu godoo, eye wòwɔ weinfiãnu
ɖe eme, eye wòtu mɔ̃ ɖe eme,
eye wòtsɔe de asi na [o]weingble-
delawo, eye wòyi nugbe. 34 Eye
esi kutseɣi ɖo la, edɔ eƒe dɔla-
wo ɖo ɖe agbledelawo gbɔ, bena
woaxɔ eƒe kutsetsewo vɛ. 35 Ke

agbledelawo lé eƒe dɔlawo, woƒo
ame ḍeka, wowu ame ḍeka, eye
woƒu kpe ame ḍeka.[a] 36 Egadɔ
dɔla bubu geḍewo sɔ gbɔ wu
gbãtɔwo, eye wowɔ woawo hã
nenema ke. 37 Ke emegbe la edɔ
via ḍo ḍe wo gbɔ gblɔ bena:
Woasi vinye ƒe ŋku me mahã. 38
Ke esi agbledelawo kpɔ via la,
wogblɔ le wo nɔewo dome bena:
Domenyila enye esi; [d]miva, ne
miawui, ne miaxɔ eƒe domenyinyi.
39 Tete wolée hetu asi ʋume nɛ
do go tso weingble la me, eye
wowui. 40 Azɔ ne weingbleatɔ
ava la, nuka wòawɔ agbledela
mawo mahã? 41 Wogblɔ nɛ bena:
Atsrɔ̃ ame vlo siawo ŋɔdzitɔe,
eye wòatsɔ weingble la ade asi
na agbledela bubu, siwo atsɔ ku-
tsetsewo nɛ ḍe woƒe ɣeyiɣi nyui-
wo dzi. 42 Yesu gblɔ na wo bena:
[f]Alo miexlẽ le ŋɔŋlɔawo me kpɔ
bena: „Kpe, si xɔtulawo gbe la,
eya ke trɔ zu dzogoekpe; Aƒetɔ
la gbɔ esia tso, eye wònye nu-
kunu le miaƒe ŋkuwo me" o ma-
hã? 43 Eyakeŋuti mele egblɔm
na mi bena: Woaxɔ mawufiaḍuƒe
la le mia si, eye woatsɔe ana
dukɔ, si atse ku la.[h] 44 Eye amesi
ke ladze kpe sia dzi la, aŋe gu-
dugudu; eye amesi ke dzi wòa-
dze la, atui memie.

45 Ke esi nunɔlagãwo kple fa-
risitɔwo se eƒe lododoawo la, wo-
dze sii bena, yewo ŋuti wòdo wo
ḍo. 46 Eye wole didim be, ye-
woalée, ke wovɔ̃ ameha la, ela-
bena wobunɛ abe nyagblɔdila
ene.[n]

**Lododo le fiavia ḍe ƒe srɔ̃ḍeŋkekenyuieḍuḍu ŋuti.**

**22.** Eye Yesu ḍo ŋu, eye wò-
gaƒo nu na wo le lododowo
me gblɔ bena: 2[o]Dziƒofiaḍuƒe la
di fiaa ḍe, si wɔ srɔ̃ḍeŋkekenyuie
na via,[p] 3 eye wòdɔ eƒe dɔlawo,
bena woayi aḍayɔ amesiwo wokpe
la, ava srɔ̃ḍeŋkekenyuieḍuƒee; ke
womelɔ̃ bena, yewoava o. 4 Ega-
dɔ dɔla bubuwo gblɔ bena: Mi-
gblɔ na amesiwo wokpe la bena:
Kpɔ ḍa, medzra nye nuḍuḍu ḍo;
wowu nye nyitsuwo kple lã da-
miwo, eye nuwo katã sɔ gbe;
miva srɔ̃ḍeŋkekenyuieḍuƒe. 5 Ke
womebui nɛ o, eye wodzo heyi,
ame ḍeka yi eƒe abɔ me, eye ame

a Dɔ. 7, 52.
b 21, 43.
d 26, 66; 27, 2. 23.
e Yes. 61, 10; Kol. 3, 12; Ef. 4, 22. 24.
f Ps. 118, 22. 23; Dɔ. 4, 11; Ro. 9, 33; Pet. I. 2, 6; Ef. 2, 20.
g 8, 12; 13, 50.
h 8, 11; 21, 9; Dɔ. 13, 46.
i 20, 16.
k kp. 15-22 kpɔ Mar. 12, 13-17; Lu. 20, 20–26.
l Mar. 3, 6; Mo. V. 1, 17; 10, 17.
n Lu. 7, 16.
o kp. 2–14 kpɔ Lu. 14, 16–24.
p Nyad. 19, 7.

bubu yi eƒe adzɔ do ge. 6 Eye
mamleawo lé eƒe dɔlawo, wodo
vlo wo, eye wowu wo. 7 Ke fia
la do dɔmedzoe, eye wòdɔ eƒe
aʋakɔwo, eye woyi ḍagblẽ nenem
hlɔ̃dola mawo, eye wotɔ dzo woƒe
du. 8 Tete wògblɔ na eƒe dɔla-
wo bena: Srɔ̃ḍenuawo sɔ gbe; ga-
ke amesiwo wokpe lá, womedze
o.[b] 9 Eyaŋuti miyi mɔ dzeveewo
dzi, eye amesiame, si ke miakpɔ
la, miyɔe va srɔ̃ḍeŋkekenyuieḍuƒe.
10 Eye nenem dɔla mawo do go
yi mɔwo dzi, eye woƒo amesiame,
si wokpɔ la, nu ƒu, ame vɔ̃ḍiwo
kple ame nyuiwo siaa, eye srɔ̃ḍe-
ƒe la yɔ fũ kple kplɔ̃ŋutinɔlawo.
11 Ke esi fia la va kplɔ̃ŋutinɔla-
wo kpɔ ge ḍa la, ekpɔ amea ḍe
le afima, si medo srɔ̃ḍewu o;[e]
12 eye wògblɔ nɛ bena: Xɔ̃nye,
aleke wɔ nèva afisia, eye mèdo
srɔ̃ḍewu o mahã? Eye eƒe nu tsi
te. 13 Tete fia la gblɔ na kplɔ̃-
ŋutisubɔlawo bena: Mibla afɔwo
kple asiwo nɛ, eye mitsɔe ƒu gbe
ḍe viviti tsiḍitsiḍi la me, afima
avifafa kple aḍukliḍuḍu lanɔ.[g] 14
Elabena ame geḍewo nye ame-
siwo woyɔ; ke ame ʋeewo nye
amesiwo wotia.[i]

**Nudzɔdzɔ na kaisaro.**

15 [k]Tete farisitɔwo yi, eye wode
adaŋu alesi woawɔ, ne woatsɔ
eya ŋutɔ ƒe nyagbɔgblɔ atre mɔ̃
nɛ alée. 16 Eye wodɔ woƒe nusrɔ̃-
lawo kple [l]Herodiahawo ḍo ḍe
egbɔ gblɔ bena: Nufiala, mienyɛ
bena, nyateƒetɔ nènye, eye nèle
Mawu ƒe mɔ fiam le nyateƒe me,
eye amea ḍeke ƒe nya media wò
o; elabena mèkpɔa amewo ƒe ŋku
me o. 17 Eyaŋuti gblɔe na mi,
nuka nèsusuna mahã? Wode mɔ
bena, woadzɔ nu na kaisaro loo,
alo womede mɔ o mahã? 18 Ke
esi Yesu dze si woƒe vɔ̃ḍinyenye
la, egblɔ bena: Nukaŋuti miele
teyem kpɔ? Alakpatɔwo! 19 Mi-
fia nudzɔsika lam. Eye wotsɔ de-
nario la va fiae. 20 Yesu gblɔ na
wo bena: Ameka ƒe nɔnɔme kple
ŋɔŋlɔ enye esia mahã? 21 Woḍo
ŋu nɛ bena: Kaisaro tɔe. Tete
wògblɔ na wo bena: Ekema mi-
tsɔ nusi enye kaisaro tɔ la. na
kaisaro, eye nusi enye Mawu tɔ
la, na Mawu. 22 Eye esi wosee
la, wotsi yaa, eye wogblẽe ḍi hedzo.

Ame kukuwo ƒe tsitretsitsi.

23 [a]Le ŋkeke ma dzi la zadu-
kitɔ, siwo gblɔna bena, tsitretsi-
tsi meli o la, va egbɔ, eye wobiae
bena:[d] 24 Nufiala, [e]Mose gblɔ be-
na, ne amea ɖe ku, eye viwo mele
esi o la, nɔvia naɖe srɔ̃a, ne wòa-
do ƒome ɖi na nɔvia. 25 Azɔ nɔ-
viŋutsu adre nɔ mia dome, eye
gbãtɔ, si ɖe srɔ̃ la, ku, eye esi
ƒomea ɖeke mele esi o la, eglẽ
srɔ̃a ɖi na nɔvia; 26 nenema ke
evelia kple etɔ̃lia hã wowɔ, va-
seɖe adrelia dzi. 27 Wo katã me-
gbe la nyɔnu la hã ku. 28 Azɔ
le tsitretsitsi la me ɖee, wo ame
adre la dometɔ ka srɔ̃ wòazu ma-
hã? Elabena wo katã woɖee kpɔ.
29 Eye Yesu ɖo ŋu gblɔ na wo
bena: Mieda ƒu, elabena mienya
ŋɔŋlɔawo kple Mawu ƒe ŋusẽ la
o. 30 Elabena le tsitretsitsi la me
la womeɖea srɔ̃ o, eye womenana
woɖea wo hã o; ke boŋ wole abe
mawudɔlawo le dziƒo ene. 31 Ke
le ame kukuwo ƒe tsitretsitsi go-
me la, ɖe miexlẽ nya, si Mawu
gblɔ ɖi na mi bena: 32 [k]„Nye
enye Abraham ƒe Mawu, Isak ƒe
Mawu kple Yakob ƒe Mawu" la o
mahã? Menye ame kukuwo ƒe
Mawu wònye o, ke boŋ ame gba-
gbewo tɔe. 33 Eye esi amehaawo
see la, kuvia ɖo wo le eƒe nufia-
fia la ŋuti.

Se lolotɔ.

34 [n]Ke esi farisitɔwo se bena,
ede ga nu na zadukitɔwo la, woƒo
wo ɖokui nu ƒu ɖe afi ɖeka.
35 Eye wo dome ame ɖeka, si
nye sefiala la, biae hele etem kpɔ
bena: 36 Nufiala, se ka nye ve-
vitɔ le sea me mahã? 37 Eye wò-
gblɔ nɛ bena: „Lɔ̃ Afetɔ, wò Ma-
wu, kple wò dzi blibo kple wò
luʋɔ blibo kpakple wò tamesusu
blibo."[o] 38 Esia enye se gbãtɔ.
si le vevie. 39 Eye evelia, si ɖii
la, enye bena: „Lɔ̃ hawòvi abe
wò ŋutɔ ɖokuiwò ene."[r] 40 Se
blibo la katã kple nyagblɔɖilawo
ku ɖe nenem se eve siawo ŋuti.

Kristo enye Dawid vi kple eƒe afetɔ.

41 [s]Ke esi farisitɔwo ƒo ƒu la,
Yesu bia wo bena: 42 Aleke mie-
buna le Kristo la ŋutii? Ameka
vi wònyea? Woɖo ŋu nɛ bena:
Dawid vie.[t] 43 Egblɔ na wo be-
na: Aleke gɔ̃ wɔ Dawid yɔe le
gbɔgbɔ me be Afetɔ, esi wògblɔ
bena: 44 [b]„Afetɔ la gblɔ na nye
Afetɔ bena: Bɔbɔ nɔ anyi ɖe nye
nuɖusi me, vaseɖe esime matsɔ
wò ketɔwo ade wò afɔ te." 45 Azɔ
ne Dawid yɔe be Afetɔ la, aleke
wɔ wònye via mahã? 46 Eye amea
ɖeke mete ŋu ɖo nyaa ɖeke ŋu
nɛ, alo do dzi gabia nyaa ɖee
tso ŋkeke ma dzi heyina o.[f]

Vɔ̃ɖoɖo na farisitɔwo kple agbalẽfialawo. Ye-
rusalem ƒe nuvɔ̃. Gbedoxɔ ƒe gbegblẽ gbɔgblɔɖi.

23. Tete [g]Yesu ƒo nu na ame-
hawo kple eƒe nusrɔ̃lawo
gblɔ bena: 2 Agbalẽfialawo kple
farisitɔwo bɔbɔ nɔ Mose ƒe zikpui
dzi; 3 eyaŋuti nusianu, si wogblɔ
na mi la, miwɔe, eye milé eme
ɖe asi; gake la migawɔ nu ɖe
woƒe nuwɔnawo nu o, elabena
wogblɔnɛ, ke womewɔnɛ o.[h] 4
Ke wodoa agba kpekpe, siwo wu
tsɔtsɔ la, hetsɔna ɖoa amewo ƒe
abɔta; gake woawo ŋutɔ melɔ̃na
be, woƒe asibide ɖeka naka wo
ŋu o.[i] 5 Eye wowɔa woƒe nuwo
katã, [l]bena amewo nakpɔ wo;
elabena wowɔa woƒe ŋkuɖodzi-
nuwo wokekena, eye wowɔa woƒe
awutogbowo wololona; 6 eye wo-
lɔ̃a kplɔ̃tanɔnɔ le nuɖuƒewo kple
nɔƒe gbãtɔwo nɔnɔ le woƒe ƒuƒo-
ƒewo 7 kpakple gbedoname le
ablɔawo me, eye bena, amewo
nayɔ wo be Rabi. 8 Ke miawo
la migana woayɔ mi be Rabi o,
elabena ame ɖeka koe nye miaƒe
nufiala, eye mi katã la nɔviwo
mienye. 9 Eye migayɔ amea ɖeke
be mia fofo le anyigba dzi o;
elabena ame ɖekae nye mia fofo,
eyae le dziƒo. 10 Eye womegayɔ
mi be kplɔlawo o; elabena ame
ɖekae nye miaƒe kplɔla, eyae nye
Kristo. 11 Ke amesi nye gãtɔ le
mia dome la, nanye miaƒe subɔ-
la.[p] 12 Eye amesi ke lado eɖokui
ɖe dzi la, woabɔbɔe ɖe anyi, eye
amesi ke labɔbɔ eɖokui ɖe anyi
la, woadoe ɖe dzi.
13 Ke baba na mi, agbalẽfiala-
wo kple farisitɔwo, alakpatɔwo,
bena mietua dziƒofiaɖuƒe la ɖe
amewo nu; elabena mia ŋutɔwo
mieyina ɖe eme o, eye amesiwo
le yiyim ɖe eme hã la, mieɖea
mɔ na wo be, woayi o. 14 Baba
na mi, agbalẽfialawo kple farisi-

[a] kp. 23-33 kpɔ Mar. 12, 18-27; Lu. 20, 27–40.
[b] Ps. 110, 1; Kor. I. 15, 25.
[d] Dɔ. 23, 8.
[e] Mo. V. 25, 5.
[f] Lu. 14, 6.
[g] kpɔ Mar. 12, 38–40; Lu. 20, 45–47; 11, 39 v. 52.
[h] 5, 17. 20; Mal. 2, 7.
[i] Dɔ. 15, 10.
[k] Mo. II. 3, 6; Heb. 11, 16.
[l] 6, 1; Mo. V. 6, 8; Mo. II. 13, 9; Mo. IV. 15, 38 v. 40.
[n] kp. 34-40 kpɔ Mar. 12, 28-31; Lu. 10, 25–28.
[o] Mo. V. 6, 5.
[p] 20, 26; Lu. 14, 11; 18, 4; Pet. I. 5, 6; Lod. 29, 23.
[r] Mo. III. 19, 18; Ro. 13, 8. 10; Gal. 5, 14.
[s] kp. 41-46 kpɔ Mar. 12, 35-37; Lu. 20, 41–44.
[t] Yoh. 7, 42.

tɔwo, alakpatɔwo, elabena miemia
ahosiwo ƒe aƒewo, eye miedaa
alakpa nɔa gbe didiwo dom ɖa.
15 Baba na mi, agbalẽfialawo kple
farisitɔwo, alakpatɔwo, elabena
mietsana le ƒu kple anyigba dzi,
bena miawɔ trɔ̃subɔla ɖeka wòa-
zu Yudatɔ, eye ne ezu la, eke-
ma miewɔe dzomavɔʋe ƒe vi, si
wu mia ŋutɔwo zi eve.
16 Baba na mi mɔfiala ŋkua-
gbãtɔ, siwo gblɔna bena: Amesi
ke atá mawuƒe la, eya menye na-
neke o; ke amesi ke atá mawuƒe
me sika la, eyae nyi fe.[a] 17 Mo-
vitɔwo kple ŋkuagbãtɔwo, kae
lolo wu, sika loo alo mawuƒe, si
na sika la ŋuti kɔna, mahã? 18
Eye amesi ke atá vɔsamlekpui la,
eya menye naneke o, ke amesi
ke atá nunana, si le edzi la, eyae
nyi fe. 19 Ŋkuagbãtɔwo, kae lolo
wu, nunana loo alo vɔsamlekpui,
si na nunana la ŋuti kɔna, mahã?
20 Eyaŋuti amesi ke atá vɔsamle-
kpui la, eya tá eya kple nusianu,
si le edzi. 21 Eye amesi ke atá
mawuƒe la, eya tá eya kple amesi
nɔa eme. 22 Eye amesi ke atá
dziƒo la, eya tá Mawu ƒe zikpui
kple amesi nɔa edzi.
23 Baba na mi, agbalẽfialawo
kple farisitɔwo, alakpatɔwo, [g]ela-
bena miena ahame, sikɔni kple
tsyo ƒe memamã ewolia, eye mie-
gblẽ nusiwo le kpekpem wu le
sedede la me: ʋɔnudɔdrɔ̃ kple
nublanuikpɔkpɔ kple xɔse la ɖi;
ke esiawo le bena, miawɔ, eye
miagagblẽ ekemeawo ɖi mawɔ-
mawɔ o. 24 Mɔfiala ŋkuagbãtɔwo,
miele tagbatsu tsyɔm, ke kposɔ
miemina.
25 Baba na mi, agbalẽfialawo
kple farisitɔwo, alakpatɔwo, ela-
bena miekloa kplu kple agba ŋuti,
ke wo me yɔ fũ kple adzodada
kple aɖifuɖiɖuɖu.[k] 26 Wò farisi-
tɔ, ŋkuagbãtɔ, klɔ kplu me gbã-
gbiagbã, bena eŋuti hã nadi.[l] 27
Baba na mi, agbalẽfialawo kple
farisitɔwo, alakpatɔwo; [o]elabena
mieɖi yɔdo, siwo ŋuti wosi akalo
ɖo, eye wole dzedzem nyuie la,
ke wo me yɔ fũ kple ame kuku-
wo ƒe ƒuwo kpakple ɖiƒoƒo katã.
28 Nenema ke miawo hã miedze-
na ame dzɔdzɔewo le gota le
amewo ƒe ŋku me; ke mia me
yɔ taŋ kple alakpadada kpakple
madzɔmadzɔnyenye.
29 Baba na mi, agbalẽfialawo
kple farisitɔwo, alakpatɔwo, ela-
bena mieɖoa nyagblɔɖilawo ƒe
yɔdowo ɖo, eye miewɔa leke na
ame dzɔdzɔewo ƒe ɖiƒewo 30 he-
gblɔna bena: Ɖe mieli le mia fo-
fowo ŋɔli la, ne miewɔ ɖeka kpli
wo le nyagblɔɖilawo ƒe ʋu la me o.
31 Alea mieɖia ɖase le mia ɖokui
ŋuti bena, mienye amesiwo wu
nyagblɔɖilawo la ƒe viwo. 32 Mia-
wo hã miyɔ mia fofowo ƒe dzi-
dzenu la nu![b] 33 [d]Dawo, ƒliwo ƒe
dzidzimewo! Aleke miawɔ asi atso
dzomavɔʋe ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ la nu
mahã? 34 Eyaŋuti kpɔ ɖa, mele
nyagblɔɖilawo, nunyalawo kple
[c]agbalẽfialawo dɔm ɖe mia gbɔ;
miawu wo dometɔa ɖewo, eye
miahe wo ɖe ati ŋuti, miaƒo wo
dometɔa ɖewo kple atam le miaƒe
ƒuƒoƒewo, eye miati wo yome tso
du me yi du me, 35 bena ʋu dzɔ-
dzɔe ƒe ɖesiaɖe, si woda ahe le
anyigba dzi la, nava mia dzi, tso
[f]Abel, ame dzɔdzɔe la, ƒe ʋu la
dzi vaseɖe Zaxarya, Baraxya vi
la ƒe ʋu la dzi, amesi miewu le
mawuxɔ kple vɔsamlekpui la do-
me. 36 Vavã mele egblɔm na mi
bena: Nenem nusiawo katã ava
dzidzime sia dzi.
37 [h]Yerusalem, Yerusalem, si wu
nyagblɔɖilawo, eye wòƒɔ kpe ƒu
amesiwo wodɔ ɖo ɖe egbɔ! Zi
nenie meɖi bena, maƒo viwòwo
nu ƒu, abe alesi koklonɔ ƒoa via-
wo nu ƒu ɖe eƒe aʋala te ene,
gake mielɔ̃ o! 38 Kpɔ ɖa, woa-
gblẽ miaƒe aƒe ɖi na mi aƒedoe.[i]
39 Elabena mele egblɔm na mi
bena: Tso esia dzi yina la mie-
gale kpɔ ye ge o, vaseɖe esime
miagblɔ bena: Woayra amesi
gbɔna le Aƒetɔ ƒe ŋkɔ la dzi.

Yerusalem ƒe aƒedozuzu. Kristo ƒe vava evelia kple xexeme ƒe nuwuwu. Nuxɔxlɔ̃ hena ŋudzɔnɔnɔ.

**24.** [n]Eye esi Yesu do go la,
egblẽ mawuƒe la ɖi dzo yi-
na, eye eƒe nusrɔ̃lawo va egbɔ,
bena woafia mawuxɔ ƒe tutume-
woe. 2 Ke eɖo eŋu gblɔ na wo
bena: Ɖe miele nusiawo katã
kpɔma? Vavã mele egblɔm na mi
bena: Womele kpe gblẽ ge ɖe
kpea ɖeke dzi le afii, si womatu

[a] 5, 33.
[b] Tes. I. 2, 16.
[d] 3, 7.
[c] Yoh. 16, 2; ta 10, 17.
[f] Mo. I. 4, 8; Kron. II. 24, 20. 21.
[g] Mo. III. 27, 30; Mi. 6, 8.
[h] Lu. 13, 34.
[i] Lu. 19, 44; Fia. I. 9, 7.
[k] Mar. 7, 4.
[l] Ti. 1, 15.
[n] kpɔ Mar. 13; Lu. 21, 5–36.
[o] Da. 23, 3.

asii afu anyi o. 3 Eye esi wòbɔbɔ
nɔ anyi ḍe Amitoa dzi la, nusrɔ̃-
lawo va egbɔ wo tɔxe gblɔ bena:
Gblɔe na mi, ɣekaɣie nusiawo
ava? Eye ka enye wò vava la
kple xexeame fe nuwuwu la fe
dzesii?[a] 4 Yesu ḍo ŋu gblɔ na wo
bena: Mikpɔ nyuîe, bena amea
ḍeke nagaflu mi o.[b] 5 Elabena
[d]ame geḍewo ava le nye ŋkɔa
dzi agblɔ bena: Nye enye Kristo;
eye woaflu ame geḍewo. 6 Eye
miase aʋa kple aʋaŋutiɣliwo; kpɔ
ḍa, migaḍi vo o, elabena esiawo
ava me tsã; gake nuwuwu la me-
ḍo haḍe o. 7 Elabena dukɔ latsi
tre ḍe dukɔ ŋuti, eye fiaḍufe ḍe
fiaḍufe ŋuti, dɔwuame kple dɔlèa-
me kple anyigbaʋuʋu ava tefe-
tefewo.[g] 8 Ke nenem nusiawo
katã wonye fuḍuame fe gɔmedze-
dze. 9 Le ŋkeke ma me woade
mi asi na fukpekpe, eye woawu
mi, eye dukɔwo katã woalé fu mi
le nye ŋkɔ ŋuti.[k] 10 Ekema woa-
ḍia ame geḍewo nu, eye woade
wo nɔewo asi, eye woalé fu wo
nɔewo.[l] 11 Eye aʋatsonyagblɔ-
ḍila geḍewo atsi tre ahaflu ame
geḍewo.[n] 12 Eye le nu madzɔma-
dzɔ wɔwɔ fe agbɔsɔsɔ ŋuti la ame
geḍewo fe lɔlɔ̃ nu latsi. 13 Ke
amesi ke lado dzi vaseḍe nuwu-
wu la, eya lakpɔ ḍeḍe.[r] 14 Eye
woaḍe gbe fã fiaḍufeŋutinya nyui
sia afia amewo le xexe blibo la
katã me, bena wòanye ḍaseḍiḍi
na dukɔwo katã, eye ekema nu-
wuwu aḍo.

15 Azɔ ne miakpɔ afedo fe ŋu-
nyɔnu, si wogblɔ ḍi to nyagblɔ-
ḍila Daniel dzi la, anɔ tsitre le
kɔkɔefea la (amesi le exlẽm la,
nese egɔme),[t] 16 ekema amesiwo
le Yudea la, nasi ayi towo dzi;
17 amesi le xɔ ta la, megaḍi va
tsɔ naneke tso efe me yii o;[v]
18 eye amesi le abɔ me la, me-
gagbugbɔ va tsɔ efe avɔ yii o.
19 Ke baba na amesiwo fu le wo
fo kple amesiwo le notsi nam le
ŋkeke mawo me. 20 Ke mido gbe
ḍa bena, miafe sisigbe nagadze
vuvɔŋɔli alo [z]Sabat-ŋkeke dzi o.
21 Elabena le ɣemaɣi me xaxa
gã lava, esi meva kpɔ tso xexeame
fe gɔmedzedze vaseḍe egbegbe
o, eye megale vava ge akpɔ o.[d]
22 Eye ne womeḍe ŋkeke mawo

dzi o la, ekema ŋutilãa ḍeke ma-
kpɔ ḍeḍe o; ke le ame tiatiawo
ta woaḍe ŋkeke mawo dzi. 23 Eke-
ma ne amea ḍe agblɔ na mi be-
na: Kpɔ ḍa, Kristo la le afii, alo
ele afii la, migaxɔe se o. 24 Ela-
bena aʋatsokristowo kple aʋatso-
nyagblɔḍilawo atsi tre, eye woa-
fia dzesi gãwo kple nukunuwo
bena, ne woate ŋui la, woaflu ame
tiatiawo hã.[e] 25 Kpɔ ḍa, megblɔe
ḍi na mi. 26 Eyaŋuti ne woagblɔ
na mi bena: Kpɔ ḍa, ele gbedzi,
migayi o; kpɔ ḍa, ele xɔgã me,
migaxɔe se o.[f] 27 Elabena alesi
dzi kea dzo le ɣedzefe, eye wò-
klẽna ḍe ɣetoḍofee la, nenema
ke lanye Amegbetɔvi la fe vava.
28 Afisi ke nu kuku le la, afima
hɔ̃wo foa fu ḍo.[h]

29 Ke enumake le ŋkeke mawo
fe xaxa megbe la [i]ɣe la ado vi-
viti, eye ɣleti megale ḍiḍi ge o,
ɣletiviwo lage tso dzifo, eye dzi-
fowo fe ŋusẽwo aʋuʋu. 30 Tete
Amegbetɔvi la fe dzesi lado ḍe
dziŋgɔli me, eye anyigba dzi fo-
meawo katã woado konyifaɣli, eye
woakpɔ Amegbetɔvi la le dzifo-
lilikpowo dzi gbɔna kple ŋusẽ
kple ŋutikɔkɔe geḍe.[o] 31 Eye wòa-
dɔ efe dɔlawo kple [p]kpẽ fe ḍiḍi
gãa ḍe, eye woafo efe ame tia-
tiawo nu fu tso ya eneawo dzi,
tso dzifogo ḍeka dzi vaseḍe go
keme dzi. 32 Ke misrɔ̃ lododo
le gboti ŋuti! Ne tsi ḍo efe alɔwo
me, eye wòto aŋgbawo la, ekema
midze sii bena, dzomeŋɔli le ḍoḍo
ge; 33 nenema ke miawo hã, ne
miekpɔ nusiawo katã la, midze
sii bena, egogo agbo la nu.[s] 34
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Dzidzime sia nu mele yiyi ge, va-
seḍe esime nusiawo katã nava ve
me o.[u] 35 Dzi kple anyigba nu
lava yi, ke nye nyawo nu mele
yiyi ge akpɔ o.[y] 36 Ke le ŋkeke
ma kple gafofo ma ŋuti la, amea
ḍeke menyae o; mawudɔla, siwo
le dzifowo, kple Vi la hã menyae
o, negbe Fofonye ḍeka ko. 37 Eye
sigbe alesi Noa fe ŋkekewo nɔ
la, nenema ke lanye Amegbetɔvi
la fe vava.[a] 38 Elabena alesi wo-
wɔ le ŋkeke, si dze ŋgɔ na [b]tɔ-
ḍoḍɔ me, wole nu ḍum, eye wole
nu nom, wole srɔ̃ ḍem, eye wole
wo tsɔm na, bena woaḍe, vaseḍe

[a] kp. 36.
[b] kp. 11, 24; 7, 15. 22.
[d] Yoh. I. 4, 1; Pet. II. 2, 1.
[e] 7, 22; Tes. II. 2, 9.
[f] Lu. 17, 23.
[g] Do. 11, 28.
[h] Lu. 17, 37; Hi. 39, 30.
[i] Yes. 13, 10; Xez. 32, 7; Nyaḍ. 6, 12.
[k] Yoh. 16, 2; ta 10, 22.
[l] 11, 6.
[n] Tim. II. 3, 1.
[o] 16, 1; 26, 64; Dan. 7, 13; ta 23, 31.
[p] Tes. II. 1, 7; Kor. I. 15, 52; Tes. I. 4, 16.
[r] 10, 22; Yak. 1, 12.
[s] Yak. 5, 9.
[t] Dan. 9, 27; 11, 31.
[u] 10, 23; 18, 28.
[v] Lu. 17, 31.
[y] Pet. II. 3, 7.
[z] Mo. II. 16, 29.
[a] Mo. I. 6, 11; Lu. 17, 26.
[b] Pet. I. 3, 20.
[d] Yoel 2, 2—11.

ŋkeke, si dzi Noa yi ɖe aɖakaʋua me, 39 eye womedze sii o, vaseɖe esime tɔɖɔɖɔ va, eye wòkplɔ wo katã yii la, nenema ke lanye Amegbetɔvi la ƒe vava.[a] 40 Ekema ame eve woanɔ abɔ me; woaxɔ ɖeka, eye woagblẽ ɖeka ɖi;[b] 41 nyɔnu eve woanɔ teƒo; woaxɔ ɖeka, eye woagblẽ ɖeka ɖi.

42 Eyaŋuti minɔ ŋudzɔ, elabena mienya ŋkeke ka dzi mia Aƒetɔ la ava o.[d] 43 Ke minya esia bena, ɖe wònye aƒeatɔ anya zã ƒe ŋudzɔɣi, si me fiafitɔ ava la, anye ne anɔ ŋudzɔ, eye mana mɔe bena, wòadze kpɔ age ɖe eƒe aƒe me o. 44 Eyaŋuti miawo hã misu te; elabena Amegbetɔvi la ava le gaƒoƒo, si ŋuti miebu o la me.[g] 45 Azɔ amekae nye dɔla nuteƒewɔla kple aɖaŋudzela, si eƒe aƒetɔ la ɖo eƒe aƒemetɔwo nu, ne wòana nuɖuɖu wo le ɣeyiɣi nyui dzi mahã?[i] 46 Woayra dɔla ma, si, ne eƒe aƒetɔ ava la, akpɔe be, ewɔ nenema. 47 Vavã mele egblɔm na mi bena, aɖoe eƒe nuwo katã dzi.[k] 48 Ke ne dɔla vɔ̃ɖi la agblɔ le eƒe dzi me bena: Nye aƒetɔ la tsi anyi, 49 eye wòade asi eƒe hadɔtsɔlawo ƒoƒo me, eye wòaɖu nu, ano nu kple ahamulawo, 50 dɔla ma ƒe aƒetɔ ava le ŋkeke, si dzi mele mɔ kpɔm nɛ o kple gaƒoƒo, si menya o la dzi, 51 eye wòaƒe eyama ɖe eve, eye wòana eƒe gomee akpe ɖe alakpatɔwo ŋu; [l]afima avifafa kple aɖukliɖuɖu lanɔ.

a Mo. 1. 7, 8.
b Lu. 17, 34.
d 25, 13; Lu. 12, 39.
e 7, 23.
f 24, 42; Mar. 13, 33–37.
g Tes. 1. 5, 2.
h kp. 14-30 kpɔ Lu. 19, 12–27.
i Lu. 12, 42-46.
k 25, 21.
l Lu. 12, 47.
m 18, 23.
o 22, 2.

### Lododo le ɖetugbi ewoawo ŋuti.

**25.** Ekema dziƒofiaɖuƒe la aɖi ɖetugbi ewo, siwo do go kple woƒe akaɖiwo, bena yewoayi aɖakpe ŋugbetɔsrɔ̃.[o] 2 Eye wo dome ame atɔ̃ nye abunetɔwo, eye ame atɔ̃ hã nye aɖaŋudzelawo. 3 Elabena abunetɔwo la wotsɔ woƒe akaɖiwo, ke wometsɔ ami kpe ɖe wo ŋuti o; 4 ke aɖaŋudzelawo ya tsɔ ami de woƒe guiwo me kpe ɖe woƒe akaɖiawo ŋuti. 5 Eye esi ŋugbetɔsrɔ̃ la tsi anyi la, wo katã wodɔ akɔlɔ̃e, eye wodɔ alɔ̃. 6 Ke le zãtitina la ɣli ɖi bena: Kpɔ ɖa, ŋugbetɔsrɔ̃ la gbɔna! Mido go yi ɖakpee! 7 Tete ɖetugbi kemawo katã fɔ, eye wodzra woƒe akaɖiwo ɖo. 8 Eye abunetɔwo gblɔ na aɖaŋudzelawo bena: Mina miaƒe ami la ɖe mi, elabena miaƒe akaɖiwo le tsitsim. 9 Ke aɖaŋudzelawo xɔ edzi gblɔ bena: O, dewohĩ made mia kpli miawo nu o; miyi amesiwo le edzram la gbɔ boŋ, ne miadzee na mia ɖokui. 10 Ke esi woyi edze ge la, ŋugbetɔsrɔ̃ la va; eye amesiwo dzra wo ɖokui ɖo la, wokpe ɖe eŋuti yi srɔ̃ɖeƒe la, eye wotu ʋɔtru la. 11 Emegbe la ɖetugbi mamleawo hã va gblɔ bena: Aƒetɔ, Aƒetɔ, ʋui na mi! 12 Ke exɔ edzi gblɔ bena: Vavã mele egblɔm na mi bena: Nyemenya mi o.[e] 13 [f]Eyaŋuti minɔ ŋudzɔ, elabena mienya ŋkeke la alo gaƒoƒo la o.

### Amea ɖe ƒe talento mamã na eƒe dɔlawo

14 [h]Elabena ele abe amea ɖe, si yi nugbe la ene, amesi yɔ eƒe dɔlawo, eye wòtsɔ eƒe nuwo de asi na wo la. 15 Eye wòna talento atɔ̃ ame ɖeka, eye eve ame ɖeka, ke ɖeka ame ɖeka, wo dome amesiame le eƒe ŋutete nu, eye wòyi nugbe. 16 Enumake amesi xɔ talento atɔ̃ la, yi ɖatrɔ le wo dzi, eye wòɖe vi talento atɔ̃ de wo dzi. 17 Nenema ke amesi xɔ eve la, ɖe vi eve ɖe wo dzi. 18 Ke amesi xɔ ɖeka la, dzo yi ɖaɖe do, eye wòɣla eƒe aƒetɔ ƒe klosalo la ɖe eme. 19 Ke le ŋkeke geɖe megbe la dɔla mawo ƒe aƒetɔ la va, eye wòbu akɔnta kple [m]wo. 20 Eye amesi xɔ talento atɔ̃ la va, eye wòtsɔ talento atɔ̃ bubuwo vae gblɔ bena: Aƒetɔ, ètsɔ talento atɔ̃ de asi nam; kpɔ ɖa, meɖe vi talento atɔ̃ ɖe wo dzi. 21 Eƒe aƒetɔ la gblɔ nɛ bena: Ehẽ, dɔla nyui kple nuteƒewɔla! Ewɔ nuteƒe le nu ʋeewo me, matsɔ wò aɖo nu geɖewo nu; yi ɖe wò aƒetɔ ƒe dzidzɔ la me! 22 Eye amesi xɔ talento eve la, hã va gblɔ bena: Aƒetɔ, talento evee nètsɔ de asi nam; kpɔ ɖa, meɖe vi talento eve ɖe wo dzi. 23 Eƒe aƒetɔ la gblɔ nɛ bena: Ehẽ, dɔla nyui kple nuteƒewɔla! Ewɔ nuteƒe le nu ʋeewo me, matsɔ wò aɖo nu geɖewo nu; yi ɖe wò aƒetɔ ƒe dzidzɔ la me! 24 Ke amesi xɔ talento ɖeka la hã va gblɔ bena: Aƒetɔ, menya wò bena, ame sesẽ nènye, èŋea nu le afisi

mèƒã nu ɖo o, eye nèƒoa nu ƒu
le afisi mèwu nu ɖo o, 25 eye esi
mele vɔvɔ̃m la, medzo yi ɖaɖi
wò talento la ɖe do me; kpɔ ɖa,
xɔ wò nu. 26 Eƒe aƒetɔ la xɔ
edzi gblɔ nɛ bena: Ɖɔla vɔ̃ɖi
kple kuviatɔ! Ɖe nènyae bena,
meŋea nu le afisi nyemeƒã nu ɖo
o, eye meƒoa nu ƒu le afisi nye-
mewu nu ɖo o mahã? 27 Ekema
ele na wò bena, natsɔ nye klo-
salo la ayi aɖana gasitsalawo, eye
le nye vava me la maxɔ ye nu
la kple deme. 28 Eyaŋuti mixɔ
talento la le esi, eye mitsɔe na
amesi si talento ewo le la. 29
Elabena amesiame, si nu le esi
la, woana nui, wòagbã go nɛ; ke
amesi si nu mele o la, nusi le esi
la, woaxɔ eya hã le esi.[d] 30 Eye
dɔla, si menyo na naneke o la,
[e]mitsɔe ƒu gbe ɖe viviti tsiɖitsiɖi
la me, afima avifafa kple aɖukli-
ɖuɖu lanɔ.

Nuwuwu ŋɔnuɖodrɔ̃

31 Ke ne Amegbetɔvi la ava le
eƒe ŋutikɔkɔe me, eye dɔlawo
katã akpe ɖe eŋuti la, ekema abɔ-
bɔ nɔ eƒe ŋutikɔkɔezikpui la dzi;[f]
32 eye [g]woaƒo dukɔwo katã nu
ƒu ɖe eƒe ŋku me, eye wòamã wo
me atso wo nɔewo gbɔ, abe alesi
alẽkplɔla mãa alẽwo kple gbɔ̃wo
mee ene; 33 eye wòatsɔ alẽwo
aɖo eƒe nuɖusi me, ke atsɔ gbɔ̃-
wo aɖo eƒe mia me. 34 Tete fia
la agblɔ na amesiwo le eƒe nu-
ɖusi me la bena: Miva, mi Fo-
fonye ƒe ame yayrawo, minyi fia-
ɖuƒe, si wodzra ɖo ɖi na mi tso
xexeme ƒe gɔmeɖoɖoanyi me la,
ƒe dome![k] 35 Elabena dɔ wum,
eye miena nuɖuɖum; tsikɔ wum,
eye miena tsim; amedzro menye,
eye miexɔm medze mia gbɔ.[n] 36
Mele amama, eye miedo awu nam;
nye lãme gblẽ, eye mieva kpɔm
ɖa, mele gaxɔ me, eye mieva
gbɔnye. 37 Tete ame dzɔdzɔea-
wo axɔ edzi nɛ agblɔ bena: Aƒe-
tɔ, gbekagbee míekpɔ bena, dɔ
le wuwòm, eye mienyi wò, alo
tsikɔ le wuwòm, eye miena tsi
wò mahã? 38 Gbekagbe miekpɔ
wò nènye amedzro, eye miexɔ wò
nèdze mia gbɔ, alo amama, eye
míedo awu na wò mahã? 39 Alo
gbekagbe míekpɔ bena, wò lãme
gblẽ, alo nèle gaxɔ me, eye míe-
va kpɔ wò ɖa mahã? 40 Eye fia
la aɖo eŋu agblɔ na wo bena:
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Nusianu, si miewɔ na nenem nɔ-
vinye sue siawo dometɔ ɖeka la,
nyee miewɔe na.[a] 41 Tete wòa-
gblɔ na amesiwo le mia me la hã
bena: Mite ɖa tso gbɔnye, mi
amesiwo woƒo fi de; miyi ɖe dzo
mavɔ, si wodzra ɖo ɖi na Abosam
kple eƒe dɔlawo la me![b] 42 Ela-
bena dɔ wum, eye miena nuɖu-
ɖum o; tsikɔ wum, eya miena
tsim o; 43 amedzro menye, eye
miexɔm medze mia gbɔ o; menɔ
amama, eye miedo awu nam o;
nye lãme gblẽ, menɔ gaxɔ me,
eye mieva kpɔm ɖa o. 44 Tete
woawo hã woaxɔ edzi nɛ agblɔ
bena: Aƒetɔ, gbekagbe miekpɔ
wò bena, dɔ le wuwòm, alo tsikɔ
le wuwòm, alo nènye amedzro,
alo nèle amama, alo wò lãme
gblẽ, alo nèle gaxɔ me, eye mie-
subɔ wò o mahã? 45 Tete wòaɖo
ŋu na wo agblɔ bena: Vavã mele
egblɔm na mi bena: Nusianu, si
miewɔ na nenem me sue siawo
dometɔ ɖeka o la, miewɔe na nye
hã o. 46 Eye woawo la woayi ɖe
fukpekpe mavɔ la me, ke ame
dzɔdzɔewo la woayi ɖe agbe ma-
vɔ la me.[h]

Yesu ƒe fukpekpegbɔgblɔɖi mamletɔ.

26. Eye wòva me, esi Yesu wu
nenem nya siawo katã nu
vɔ la, egblɔ na eƒe nusrɔ̃lawo
bena: 2 [i]Minyae bena, ŋkeke eve
megbe la ŋutitoto la aɖo, eye
woade Amegbetɔvi la asi, be
woaklãe ɖe ati ŋuti.[l]
3 Tete nunɔlagãwo kple dume-
gãwo va kpe ta ɖe nunɔlagã, si
ŋkɔ nye Kayafa la, ƒe mɔ̃ la me;
4 eye wode aɖaŋu bena, yewoalé
Yesu le aɖaŋu me, eye yewoa-
wui. 5 Ke wogblɔ bena: Menye
le ŋkekenyuie la dzi o, bena zi
nagatɔ le dukɔ la dome o.

Amisisi na Yesu le Betania.

6 [o]Esi Yesu le Betania le Si-
mon, dzɔbutɔ la ƒe me la, 7 nyɔ-
nua ɖe va egbɔ kple alabastro-
gui, eye ami, si ƒe asi sẽ ŋutɔ la,
le eme, eye wòtsɔe kɔ ɖe ta me
nɛ, esi wòle kplɔ̃ ŋuti. 8 Ke esi
nusrɔ̃lawo kpɔe la, eve dɔme na
wo, eye wogblɔ bena: Nugbeglẽ

[a] 10,40; Lod. 19, 17; Heb. 6, 10.
[b] Lu. 13, 27; Nyad. 20, 15.
[d] 13, 12; Mar. 4, 25; Lu. 8, 18.
[e] 8, 12; 22, 13.
[f] 16, 27; 24, 30; Tes. I. 4, 16.
[g] Ro. 14, 10; Kor. II. 5, 10; Dɔ. 10, 42; 17, 31; Xez. 34, 17.
[h] Dan. 12, 2; Yoh. 5, 29.
[i] kp. 2–5 kpɔ Mar. 14, 1. 2; Lu. 22, 1. 2.
[k] 16, 27; Yoh. 5, 29; Ro. 2, 6; Ps. 37, 22.
[l] 16, 21.
[n] Yes. 58, 7; Xez. 18, 7.
[o] kp. 6–13 kpɔ Mar. 14, 3–9; Yoh. 12, 1–8; Lu. 7, 36–50.

sia gɔme ɖe? 9 Elabena woate
ŋu adzra ami sia ho gãe, eye
woatsɔe ana ame dahewo. 10 Ke
esi Yesu dze sii la, egblɔ na wo
bena: Nukaŋuti miele fu ɖem na
nyɔnu la? Elabena ewɔ dɔ nyui
nam. 11 Elabena ame dahewo la
woli kpli mi [b]ɖaa, ke nye la nye-
meli kpli mi ɖaa o. 12 Elabena
esi wòtsɔ ami sia kɔ ɖe nye ŋutilã
dzi la, ewɔe hena nye ɖiɖi. 13
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Afisi ke woaɖe gbe ƒã nyanyuie
sia afia le le xexeme blibo la katã
la, woagblɔ nusi nyɔnu sia wɔ la
hã hena ŋkuɖoɖo edzi.[e]
14 [f]Tete ame wuieveawo dome-
tɔ ɖeka, si woyɔna bena Yuda
Iskariot la, tɔ edzi yi ɖe nunɔla-
gãwo gbɔ gblɔ bena: 15 Nuka
mielɔ̃ be, mianam, ne made eya-
ma asi na mia? Ke woawo la
wona klosalo blaetɔ̃e.[k] 16 Eye tso
ekema dzi la ele asinu dim, be-
na yeadee asi.

Nuɖuɖu kɔkɔe ɖoɖoanyi.

17 [n]Eye le abolo maʋãmaʋã ƒe
ŋkeke gbãtɔ dzi la nusrɔ̃lawo va
Yesu gbɔ gblɔ bena: Afika dim
nèle bena, míadzra ɖo na wò, ne
naɖu ŋutitotolẽvi la le mahã? 18
Egblɔ bena: Miyi ɖe dua me ɖe
ame ma gbɔ, eye migblɔ nɛ be-
na: Nufiala la gblɔ bena: Nye azã-
gbe la le ɖoɖom, gbɔwò maɖu
ŋutitotolẽvi la le kple nye nu-
srɔ̃lawo. 19 Eye nusrɔ̃lawo wɔ,
abe alesi Yesu ɖo na wo la ene,
eye wodzra ŋutitotolẽvi la ɖo.
20 [r]Eye esi fiẽsi ɖo la, enɔ kplɔ̃
ŋuti kple ame wuieve la; 21 eye
esi wole nu ɖum la, egblɔ bena:
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Mia dometɔ ɖeka adem asi. 22
Tete woxa nu ŋutɔ, eye wo dome
amesiame de asi biabia me gblɔ
bena: Afetɔ, nyee loo? 23 Ke eɖo
ŋu gblɔ bena: Amesi ƒe asi le
agba me dem kplim la, eya kee
ladem asi. 24 Amegbetɔvi la le
yiyim, abe alesi woŋlɔ di le eŋuti
ene; ke baba na nenem me, si
lade Amegbetɔvi la asi! Enyo
na nenem me la bena, womega-
xae dzi o.[v] 25 Eye Yuda, amesi
fia eyome mɔ la, xɔ edzi gblɔ
bena: Nyea, Rabi? Egblɔ nɛ be-
na: Wòe gblɔe.

[a] Kor. I. 11, 23.
[b] Mo. V. 15, 11.
[d] Mo. II. 24, 8; ta 20, 28.
[e] 24, 14.
[f] kp. 14-16 kpɔ Mar. 14, 10. 11; Lu. 22, 3–6.
[g] 8, 11; Lu. 14, 15.
[h] Yoh. 18, 1.
[i] kp. 31-35 kpɔ Mar. 14, 27-31; Lu. 22, 31-34. 39; Zax. 13, 7.
[k] Mo. II. 21, 32.
[l] 28, 7.
[n] kp. 17-19 kpɔ Mar. 14, 12-16; Lu. 22, 7–13; Mo. II. 12, 1.
[o] Yoh. 13, 37.
[p] kp. 36-46 kpɔ Mar. 14, 32-42; Lu. 22, 40–46; Yoh. 18, 1.
[r] kp. 20-30 kpɔ Mar. 14, 17-26; Lu. 22, 14–23; Yoh. 13, 21-26.
[s] 17, 1; Mar. 5, 37; 13, 3.
[t] Yoh. 12, 27.
[u] 20, 22.
[v] kp. 54.

26 Eye esi wole nua ɖum la,
Yesu tsɔ abolo ɖe asi, eye esi
wògblɔ akpeɖanya la, eŋe eme
hetsɔ na nusrɔ̃lawo gblɔ bena:
Mixɔe ɖu! Esia nye nye ŋutilã![a]
27 Eye wòtsɔ kplu ɖe asi, eye esi
wòda akpe le eta la, etsɔe na wo
gblɔ bena: Mi katã mino le enu;
28 elabena esiae nye nye [d]ʋu, si
nye nubabla yeye la tɔ, si wokɔ
ɖe anyi le ame geɖewo ŋuti hena
nuvɔ̃keke la. 29 Ke mele egblɔm
na mi bena: Tso esia dzi la nye-
megale weinkutsetse sia me tsi
no ge, vaseɖe ŋkeke ma dzi, esi
mia kpli mi miano yeye le Fo-
fonye ƒe fiaɖuƒe la me o.[g]
30 Eye le akpeɖahadzidzi vɔ
megbe la [h]wodo go yi ɖe Amito
la ŋu. 31 [i]Tete Yesu gblɔ na wo
bena: Mi katã miele nuɖiaɖia kpɔ
ge le ŋutinye le zã sia me; ela-
bena woŋlɔ di bena: „Mele alẽ-
kplɔla ƒo ge, eye alẽha blibo la ka-
tã laka ahlẽ.“ 32 Ke le nye tsitre-
tsitsi megbe la madze mia ŋgɔ ayi
Galilea.[l] 33 Ke Petro xɔ dzi gblɔ
nɛ bena: Ne wo katã woakpɔ nu-
ɖiaɖia le ŋutiwò la, nye la nyemele
ekpɔ ge gbeɖe o.[o] 34 Yesu to nɛ
bena: Vavã mele egblɔm na wò
bena: Zã sia me ke, hafi koklo
naku atɔ la, àgbe nu le gbɔnye
zi etɔ̃. 35 Petro gblɔ nɛ bena:
Ne anɔ nam bena, maku kpli wò
hã la, nyemele nu gbe ge le gbɔ-
wò akpɔ o. Nenema ke nusrɔ̃la-
wo katã wogblɔ.

Ɖiɖi le Getsemane.

36 [p]Tete woa kple Yesu wova
teƒea ɖe, si woyɔna be Getsema-
ne, eye wògblɔ na nusrɔ̃lawo be-
na: Mibɔbɔ nɔ afisia, vaseɖe esi-
me mayi aɖaɖo gbe ɖa le afime.
37 Eye wòtsɔ Petro kple Zebe-
deo ƒe ŋutsuvi eveawo kpe ɖe
eɖokui ŋuti, eye wòde asi nuxaxa
me kple dzodzo me nyanyanya.[s]
38 Tete wògblɔ na wo bena: Nye
luʋɔ le nu xam kakaka vaseɖe
ku me; minɔ afisia, eye minɔ ŋu-
dzɔ kpakplim.[t] 39 Eye esi wòte
yi ŋgɔ ʋee la, edze klo tsyɔ mo
anyi heɖo gbe ɖa gblɔ bena: Fo-
fonye, ne àte ŋui la, na be, [u]kplu
sia nato ŋutinye ayi; gake la me-
nye alesi nye ŋutɔ medi o, negbe
alesi wòa nèdi ko. 40 Eye wòva
nusrɔ̃lawo gbɔ, eye wòkpɔ wo le

alɔ̃ me, eye wògblɔ na Petro be-
na: Ðe miate ŋu anɔ ŋudzɔ kplim
gaƒoƒo ɖeka oa? 41 Minɔ ŋudzɔ,
eye mido gbe ɖa, ne miagadze
tetekpɔ me o; gbɔgbɔ la le lɔ-
lɔ̃m, [b]gake ŋutilã la gbɔdzɔ. 42
Egayi zi evelia, eye wòdo gbe ɖa
gblɔ bena: Fofonye, ne esia nu
mate ŋu ayi o, wònye ɖeko ma-
noe la, woawɔ wò lɔlɔ̃nu. 43 Eye
esi wògava la, ekpɔ wo le alɔ̃ me,
elabena woƒe ŋkuwo dzi wɔ dɔ̃.
44 Eye wògagblẽ wo ɖi hedzo yi
be, yeado gbe ɖa zi etɔ̃lia, eye
wògagblɔ nenem nya mawo ke.
45 Tete wòva nusrɔ̃lawo gbɔ, eye
wògblɔ na wo bena: Miyi alɔ̃dɔ-
dɔ dzi azɔ, eye migbɔ ɖe eme;
mikpɔ ɖa, gaƒoƒo la ɖo vɔ, eye
woade Amegbetɔvi la asi na nu-
vɔ̃wɔlawo. 46 Mitsi tre, mina mi-
dzo! Kpɔ ɖa, amesi le yonyeme
mɔ fiam la gogo.[g]

Yuda fia Yesu yome mɔ.

47 [h]Eye esi wòbe, yeaɖe nu le
eme kasia la, kpɔ ɖa, Yuda, ame
wuieveawo dometɔ ɖeka la, va
do, eye ameha gãa ɖe le eyome
kple yiwo kple kpowo tso nunɔ-
lagã kple dumegãwo gbɔ. 48 Eye
yomemɔfiala la ɖo dzesi ɖi na wo
gblɔ bena: Amesi ƒe nu gbugbɔ
ge mala la, eyae, ne mialée kpli.
49 Eye enumake wòte ɖe Yesu
ŋu, eye wògblɔ bena: Rabi, fiẽ
na wò loo! Eye wògbugbɔ nu nɛ.
50 Eye Yesu gblɔ nɛ bena: Xɔ̃,
nukaŋuti nèva do? Tete wote ɖe
eŋuti, eye wotsɔ woƒe asiwo do
Yesu dzi, eye wolée kpli. 51 Eye
kpɔ ɖa, amesiwo li kple Yesu la,
wo dometɔ ɖeka do eƒe asi ɖa,
di yi heda nunɔlagã ƒe dɔla, eye
wòkpa to nɛ. 52 Tete Yesu gblɔ
nɛ bena: Gbugbɔ wò yi la ɖo
eteƒe; elabena amesiwo katã dia
yi la, yi kee woatsɔ awu woe.[o]
53 Alo èsusu bena, nyemate ŋu
aɖe kuku na Fofonye, eye wòa-
tsɔ mawudɔlawo nam wòawu aʋa-
kɔ wuieve o mahã? 54 Ke aleke
awɔ ne woawu ŋɔŋlɔawo nu ma-
hã? Elabena ele be, woava me
nenema tsã![p] 55 Le gaƒoƒo ma dzi
Yesu gblɔ na amehawo bena: Alesi
wotsɔna ɖe hlɔ̃dola ŋuti la, nene-
mae mieva lé ye ge kple yiwo kple
kpowo; gbawotsyogbe mebɔbɔ nɔ
anyi ɖe mawuƒe la me le nu fiam,

[a] kp. 31.
[b] 6, 13.
[d] kp. 57-75 kpɔ Mar. 14,53-72; Lu. 22,54—71; Yoh. 18,13-27.
[e] Mo. V. 19, 15.
[f] 27,40.63; Yoh. 2,19.21; Dɔ. 6, 13.
[g] Yoh. 14, 31.
[h] kp. 47-56 kpɔ Mar. 14,43-50; Lu. 22, 47—53; Yoh. 18,3—12.
[i] Ps. 110, 1; Dan. 7, 13.
[k] 16, 27.
[l] Yoh. 19, 7; Mo. III. 24, 16.
[n] Yes. 50, 6.
[o] Mo. I. 9, 6.
[p] Lu. 24, 44.

eye mielém kpɔ o. 56 Ke esiawo
katã va me, bena woawu nyagblɔ-
ɖilawo ƒe ŋɔŋlɔawo nu. [a]Tete la
nusrɔ̃lawo katã gblẽe ɖi hesi.

Yesu léle kple ekpɔkplɔ yi nunɔla gã gbɔ.

57 [d]Ke amesiwo lé Yesu la, kplɔe
yi ɖe nunɔlagã Kayafa gbɔ, afisi
agbalẽfialawo kple amegãwo kpe
ta ɖo. 58 Ke Petro le eyome ʋĩ
gbɔna vaseɖe nunɔlagã ƒe mɔ̃ la
gbɔ, eye wòyi ɖe eme, eye wò-
bɔbɔ nɔ anyi ɖe dɔlawo gbɔ, be-
na yeakpɔ alesi woawu nui.

59 Ke nunɔlagãwo kple ʋɔnu-
drɔ̃lawo katã le aʋatsoɖaseɖiɖi-
wo dim ɖe Yesu ŋuti, bena ye-
woawui; 60 ke womekpɔ ɖeke o,
evɔ wònye aʋatsoɖaseɖila gede-
wo va hafi. Ke emegbe la aʋa-
tsoɖaseɖila eve va gblɔ bena:[e]
61 Amesia gblɔ bena: [f]Mate ŋu
agbã mawuxɔ la, eye magatui le
ŋkeke etɔ̃agbe. 62 Eye nunɔlagã
la tsi tre gblɔ nɛ bena: Mèle nyaa
ɖeke ŋu ɖo ge na amesiwo le
ɖase ɖim le ŋutiwò o mahã? 63
Ke Yesu zi kpi. Eye nunɔlagã
la xɔ edzi gblɔ nɛ bena: Metá
Mawu gbagbe la na wò, be na-
gblɔe na mi. nenye wòe nye Kristo,
Mawuvi la! 64 Yesu gblɔ nɛ be-
na: Wòe gblɔe; gake la mele
egblɔm na mi bena: Tso esia dzi
miele Amegbetɔvi la kpɔ ge, [i]wòa-
bɔbɔ nɔ anyi ɖe ŋusẽ ƒe nuɖusi
me, anɔ dziƒo ƒe [k]alilikpowo dzi
gbɔna. 65 Tete nunɔlagã la dze
eƒe awuwo gblɔ bena: Egblɔ bu-
sunya! Ðaseɖila kawo gahiã mi?
Kpɔ ɖa, azɔ miese busunya la;
66 nuka susum miele? [l]Eye wo-
ɖo ŋu gblɔ bena: Edze ku. 67
[n]Tete wode ta ɖe mo nɛ, wotu
kɔe, eye amea ɖewo hã ƒo tome
nɛ 68 le gbɔgblɔm bena: Kristo,
amekae ƒo wò, gblɔe fia mi.

Petro ƒe nugbegbe le Yesu gbɔ.

69 Ke Petro bɔbɔ nɔ anyi ɖe
gota le akpata me, eye nyɔnudɔ-
laa ɖe va egbɔ gblɔ nɛ bena:
Wò hã ènɔ Yesu, Galileatɔ la gbɔ
kpɔ. 70 Gake esẽ nu le wo katã
ƒe ŋku me gblɔ bena: Nyemenya
nusi gblɔm nèle o. 71 Ke esi
wòto agboa nu do go la, nyɔnu-
dɔla bubu hã kpɔe, eye wògblɔ
na amesiwo le afima bena: Ame-
sia nɔ anyi kple Yesu, Nazaretetɔ
la kpɔ. 72 Eye wògasẽ nu kple

atamkaka gblɔ bena: Nyemenya
ame la o. 73 Eye esia megbe
ɒee la amesiwo le tsitre ḍe afi-
ma la, va gblɔ na Petro bena:
Nyatefee, wò hã wo dometɔ ḍeka
nènye; elabena wò nufofo le ha
ḍem wò. 74 Tete la wòde asi
fiƒoƒode kple atamkaka me bena:
Nyemenya ame la o. Eye kasia
koklo ku atɔ. 75 Eye Petro ḍo
ŋku Yesu ƒe nya, si wògblɔ nɛ
la dzi bena: Hafi koklo naku atɔ
la, àgbe nu le gbɔnye zi etɔ̃. Eye
wòdo go, eye wòfa avi vevie.

Yesu le Pilato ƒe ŋku me. Yuda ƒe nuwuwu.

27. Ke esi [b]ŋu ke la, nunɔlagãwo
kple dumegãwo katã de ada-
ŋu le Yesu ŋuti, bena yewoawui;
2 eye woblae, kplɔe yi ḍade asi
na Pontio Pilato, mɔ̃mefia la.[e]
3 Tete esi Yuda, amesi fia eyo-
me mɔ, kpɔ bena, wotso kufia nɛ
la, evee, eye wògbugbɔ klosalo
blaetɔ̃ la yi na nunɔlagãwo kple
amegãwo gblɔ bena: 4 Mewɔ nu-
vɔ̃ be, mede ɒu maḍifɔ asi. Ke
woawo gblɔ bena: Mia gbɔ nya
kae wòtsɔa? Wò ŋutɔ kpɔ edzi![f]
5 Eye wòtsɔ klosalo la ƒu gbe
ḍe mawuxɔ la me hedzo, eye wòyi
ḍade ka ve na eḍokui. 6 Ke nu-
nɔlagãwo fɔ klosalo la gblɔ be-
na: Womeḍe mɔ bena, woatsɔe
ade [g]nudzɔdzɔ me o; elabena ɒu-
ƒlegae. 7 Eye wode adaŋu, eye
wotsɔe ƒle zemela ƒe abɔ, ne wòa-
nye amedzrowo ƒe ḍiƒe.[h] 8 Eya-
ŋuti woyɔ abɔ ma be ɒubɔ va-
seḍe egbegbe. 9 Ale wowu nya,
si nyagblɔḍila Yeremya gblɔ ḍi
la nu bena: „Eye wotsɔ klosalo
blaetɔ̃, si enye amesi ŋu Israel-
via ḍewo do asi ḍo la, ƒe tanu,[k]
10 eye wotsɔ wo na ḍe zemela
ƒe abɔ ta, abe alesi Aƒetɔ la ḍo
nam ene.“
11 [l]Eye Yesu le tsitre ḍe mɔ̃-
mefia la ƒe ŋku me, eye mɔ̃mefia
la biae bena: Wòe nye Yudatɔwo
ƒe fia la mahã? Yesu gblɔ nɛ
bena: Wòe gblɔe. 12 Eye esi
nunɔlagãwo kple dumegãwo tso
enu la, medo nyaa ḍeke ŋu o.
13 Tete Pilato gblɔ nɛ bena: Ɖe
mèle ḍase, si ḍim wole le ŋutiwò
la, sem o mahã? 14 Eye medo
nyaku ḍeka hɔ̃ hã ŋu nɛ o, ale
bena mɔ̃mefia la ƒe mo wɔ yaa ŋutɔ.

[a] kp. 15-26 kpɔ Mar. 15, 6–15; Lu. 23, 13–25; Yoh. 18, 39 v. 19, 1.
[b] Mar. 15, 1; Lu. 22, 66.
[d] Yoh. 19, 13.
[e] Lu. 23, 1; Yoh. 18, 28.
[f] kp. 24 lia.
[g] Mar. 12, 41.
[h] Da. 1, 18. 19.
[i] 23, 25.
[k] Zax. 11, 12. 13; Yer. 32, 6–9; 18, 2.
[l] kp. 11-14 kpɔ Mar. 15, 2–5; Lu. 23, 2. 3; Yoh. 18, 29. 38.
[n] kp. 27-30 kpɔ Mar. 15, 16-19; Yoh. 19, 2. 3.
[o] 26, 27; Yes. 50, 6.

Yesu kple Baraba.

15 [a]Eye le ŋkekenyuie sia dzi
ḍaa la mɔ̃mefia la lɔ̃a asiḍeḍe le
gatɔ ḍeka ŋuti na ameha la, amesi
ke wolɔ̃. 16 Ke le ɣemaɣi me la
gatɔa ḍe, si ameawo nya la, le wo
si, si woyɔna be Baraba. 17 Eya-
ŋuti esi woƒo wo ḍokui nu ƒu la,
Pilato gblɔ na wo bena: Ameka
ŋue mielɔ̃ bena, maḍe asi le na
mia? Baraba loo alo Yesu, si wo-
yɔna be Kristo la mahã? 18 Ela-
bena enyae bena, ŋuɒaɒã ŋutie
wotsɔe de asi ḍo. 19 Ke esi wò-
bɔbɔ nɔ ɒɔnudrɔ̃zikpui la dzi la,
srɔ̃a dɔ ḍo ḍe egbɔ gblɔ bena:
Megawɔ naneke kple ame dzɔ-
dzɔe ma o; elabena eto ƒe zã me
la mekpe fu geḍe le drɔ̃eƒe le
eta.[d] 20 Ke nunɔlagãwo kple ame-
gãwo ƒoe ḍe amehawo nu bena,
woabia Baraba, eye woawu Yesu.
21 Eye mɔ̃mefia la xɔ edzi gblɔ
na wo bena: Ame eve la dometɔ
ka ŋuti miele ḍiḍim bena, maḍe
asi le na mi mahã? Ke woawo
gblɔ bena: Baraba ye! 22 Pilato
gblɔ na wo bena: Ekema nuka
mawɔ Yesu, si woyɔna be Kristo
la mahã? Wo katã wogblɔ bena:
Na woaklãe ḍe ati ŋuti! 23 Ke
egblɔ bena: Ekema vɔ̃ ka gɔ̃ wò-
wɔ mahã? Ke woawo do ɣli se-
sie wu bena: Na woaklãe ḍe ati
ŋuti! 24 Eye esi Pilato kpɔ be-
na, wɔwɔa ḍeke megali o, ke zi
tɔ hoo boŋ la, etsɔ tsi klɔ asi le
ameha la ƒe ŋku me gblɔ bena:
Nye la, ɒu sia mele asinye me o;
mia ŋutɔwo mikpɔ edzi! 25 Eye
dukɔ blibo la katã xɔ dzi bena:
[i]Eƒe ɒu neva mia kple mía viwo
dzi! 26 Tete wòḍe asi le Baraba
ŋu na wo; ke Yesu la, eƒoe kple
atam, eye wòdee asi, bena woa-
klãe ḍe ati ŋuti.

Woƒo Yesu kple atam, ḍu fewu le eŋu, klãe ḍe ati ŋu, eye wòku.

27 [n]Tete mɔ̃mefia la ƒe asrafo-
wo tsɔ Yesu, eye wokplɔe yi ḍe
ɒɔnudrɔ̃ƒe, eye asrafoha blibo la
katã ƒo ƒu ḍe eŋuti. 28 Eye wo-
ḍe awu le eŋuti, eye wotsɔ awu
dzĩ ɒlaya hedo nɛ. 29 Eye wo-
tsɔ ŋu he tsĩhe ḍɔ nɛ, eye wotsɔ
ayeti de nuḍusi me nɛ, eye wo-
dze klo ḍe eƒe ŋku me, ḍu fewu
le eŋuti gblɔ bena: Miedo gbe na
wò, Yudatɔwo ƒe fia! 30 Eye [o]wo-

ḍe ta ḍe eŋuti, eye woxɔ ayeti
la ƒo tame nɛ. 31 [b]Eye esi woḍu
fewu le eŋuti vɔ la, woḍe awu
ʋlaya la le eŋu, eye wogatsɔ ye
ŋutɔ ƒe awuwo do nɛ, eye wo-
kplɔe yina kaklã ge ḍe ati ŋuti.
32 Ke esi wodo go yina la, wo-
kpɔ ŋutsua ḍe, si tso Kirene, amesi
ƒe ŋkɔ enye Simon, eye wozi eya-
ma dzi bena, wòatsɔ atitsoga la
nɛ.[d] 33 Eye esi wodo afisi woyɔ-
na be Golgata, si gɔme nye ame-
takoliƒe la, 34 wotsɔ [f]aha tsitsi
kple veve tɔtɔ ḍo nu nɛ; eye esi
wòḍɔe kpɔ la, egbe be, yemele
eno ge o. 35 Ke esi woklãe ḍe
ati ŋuti megbe la, womã eƒe awu-
wo me, eye wodzidze nu ḍe wo
dzi, bena woawu nya, si nyagblɔ-
ḍila gblɔ ḍi la nu bena: „Womã
nye awuwo ḍe wo nɔewo dome,
eye wodzidze nu ḍe nye awu ʋla-
ya dzi.“ 36 Eye wobɔbɔ nɔ anyi
ḍe afima le eŋu dzɔm. 37 Eye
woŋlɔ eƒe nutsonya ḍo tagbɔ nɛ
bena: Yesu, Yudatɔwo ƒe fia la,
enye esi! 38 Eye woklã adzo-
dala eve ḍe ati ŋu kpe ḍe eŋuti,
ḍeka le nuḍusi me, eye ḍeka le
mia me.[h] 39 Eye amesiwo le eŋuti
tom le yiyim la, ḍo ḍiŋu nɛ [i]le
ta ʋuʋum, 40 eye wole gbɔgblɔm
bena: [l]Wò, amesi le mawuxɔ la
gbãm gale etum le ŋkeke etɔ̃a-
gbe la, ḍe ḍokuiwò; nenye Ma-
wuvi nènye la, ekema ḍi le ati-
tsoga la ŋuti! 41 Nenema ke nu-
nɔlagãwo kple agbalẽfialawo kple
dumegãwo le fewu ḍum le eŋuti
le gbɔgblɔm bena: 42 Eḍe ame
bubuwo, eye mate ŋu aḍe ye ŋutɔ
ḍokui o; nenye Israel ƒe fia wò-
nye la, ekema neḍi le atitsoga la
ŋuti azɔ, eye miaxɔ edzi ase. 43
[r]Eḍo dzi ḍe Mawu ŋuti; eya na-
ḍee azɔ, ne elɔ̃nɛ, elabena egblɔ
be, Mawuvi yenye. 44 Nenema
ke adzodala, siwo woklã ḍe ati
ŋu kpe ḍe eŋuti la, hã dzui.
45 Ke tso gaƒoƒo adelia dzi la
zãdokeli ḍo ḍe anyigba la katã
dzi vaseḍe gaƒoƒo asiekelia dzi.
46 Eye le gaƒoƒo asiekelia dzi
Yesu do ɣli kple gbe sesẽ bena:
Eli, eli, lama sabaxtani! si gɔme
enye: [s]Nye Mawu, nye Mawu, nu-
kaŋuti nègblẽm ḍi mahã? 47 Ke
esi amesiwo le tsitre ḍe afima
dometɔa ḍewo see la, wogblɔ be-

[a] 17, 10.
[b] kp. 31–56 kpɔ Mat. 15, 20–41; Lu. 23, 26–39 v. 49; Yoh. 19, 16 v. 30.
[d] Heb. 13, 12.
[e] Mo. II. 26, 31; Kron. II. 3, 14.
[f] Ps. 69, 22.
[g] Lu. 8, 2.
[h] Lu. 23, 32.
[i] Ps. 22, 8.
[k] 1 ), 39.
[l] 26, 61.
[n] kp. 57–61 kpɔ Mar. 15, 42–47; Lu. 23, 50–55; Yoh. 19, 38–42.
[o] Yoh. 19, 31.
[p] Yes. 53, 9; Yoh. 11, 39.
[r] Ps. 22, 9.
[s] Ps. 22, 2.
[t] 26, 61; 16, 21.

na: Amesia le Eliya yɔm.[a] 48 Eye
enumake wo dometɔ ḍeka ƒu du
yi ḍatsɔ ƒumekutsa, eye wòkɔ
aha tsitsi ḍe eme fũ, eye wòtsɔe
ḍo ayeti nu hekpe nɛ. 49 Ke ame
mamleawo gblɔ bena: Ɖe asi le
eŋu! Na ne miakpɔe, abe Eliya
ava ḍee ene.
50 Eye Yesu gado ɣli kple gbe
sesẽ, eye wòtsɔ eƒe gbɔgbɔ la
hena. 51 Eye kpɔ ḍa, [e]mawuxɔ-
metsovɔ la dze ḍe eve tso ta-
gbɔ vaseḍe egɔme, eye anyigba
ʋuʋu, eye kpe gbadzawo wo,
52 eye yɔdowo nu ʋu, eye ame
kɔkɔe geḍe, siwo dɔ alɔ̃ la,
ƒe ŋutilãwo tsi tre, 53 eye esi
wodo go tso yɔdowo me le eƒe
fɔfɔ megbe la, woyi ḍe du kɔkɔe
la me, eye woḍe wo ḍokui fia
ame geḍewo. 54 Ke esi aʋafia
la kple amesiwo kpe ḍe eŋuti hele
Yesu dzɔm la, kpɔ anyigbaʋuʋu
kple nusiwo va dzɔ la, wovɔ̃ ŋutɔ
hegblɔ bena: Nyateƒe, Mawuvie
nye esia! 55 Eye nyɔnu geḍewo
le afima le nu kpɔm le adzɔge,
amesiwo dze Yesu yome tso Ga-
lilea le esubɔm;[g] 56 amesiwo do-
me Maria, Magdalatɔ, kple Maria,
si nye Yakobo kple Yosef dada,
kple Zebedeo ƒe viwo dada woie.[k]

Yesu ḍiḍi.

57 [n]Eye esi fiẽsi ḍo la, ŋutsu
kesinɔtɔa ḍe tso Arimatia, si ŋkɔ
nye Yosef, amesi ŋutɔ hã nye
Yesu ƒe nusrɔ̃la, 58 amesia yi Pi-
lato gbɔ ḍabia Yesu ƒe kukua.
Tete Pilato ḍo bena, woatsɔe nɛ.[o]
59 Eye Yosef tsɔ ame kuku la,
eye wòtsɔ aklala, si fu tititi la
xatsa ḍe eŋuti; 60 eye [p]wòtsɔe
mlɔ ye ŋutɔ ƒe yɔdo yeye, si wò-
na woḍe ḍe kpe gbadza me la
me; eye esi wòmli kpe gãa ḍe
ḍo yɔdo la nu la, edzo. 61 Eye
Maria, Magdalatɔ la, kple Maria
keme la wole afima, eye wobɔ-
bɔ nɔ anyi hedze ŋgɔ yɔdo la.
62 Eye le dzadzraḍoŋkeke ƒe
ŋufɔke dzi la nunɔlagãwo kple
farisitɔwo va kpe ta ḍe Pilato
gbɔ gblɔ bena: 63 Afetɔ, mieḍo
ŋui bena, esi ameblela ma le agbe
la, egblɔ bena: Le ŋkeke etɔ̃ me-
gbe la magatsi tre.[t] 64 Eyata de
se bena, woadzɔ yɔdo la ŋu va-
seḍe ŋkeke etɔ̃agbe, bene eƒe nu-
srɔ̃lawo magava afii ayii, eye woa-

gblɔ na amewo bena: Etsi tre
tso ame kukuwo dome, eye beble
megbetɔ la nagavɔ̃ɖi wu ŋgɔ-
gbetɔ la o. 65 Pilato gblɔ na wo
bena: Dzɔlawo nye ekem, miheyi
ne miadzɔe, abe alesi mienya ene.
66 Eye wodzo heyi ɖatre kpe la
ɖe enu, [b]eye woɖo dzɔlawo afima.

[a] kp. 17.
[b] Dan. 6, 17.

**Yesu ƒe tsitretsitsi. Eƒe ɖokuiɖeɖefiawo kple nusrɔ̃lawo dɔdɔ hena mawunyagbɔgblɔ.**

**28.** [d]Ke le ŋkeke, si dze Sabat
yome, si nye kwasiɖa ƒe
ŋkeke gbãtɔ ƒe ŋdikanya la, Ma-
ria, Magdalatɔ, kple Maria keme
la wova yɔdo la kpɔ ge ɖa. 2 Eye
kpɔ ɖa, anyigba ʋuʋu ŋutɔ, ela-
bena Aƒetɔ la ƒe dɔla ɖi tso dziƒo
va mli kpe la ɖa le yɔdo la nu,
eye wòbɔbɔ nɔ edzi. 3 Eye eƒe
kpɔkpɔme le abe dzikedzo ene,
eye eƒe awu fu tititi abe sno ene;[e]
4 ke dzɔlawo dzo nyanyanya, eye
wozu abe ame kukuwo ene le ŋɔ,
si wòdzi na wo la ŋuti. 5 Eye
mawudɔla la gblɔ na nyɔnuawo
bena: Miawo la migavɔ̃ o; elabe-
na menyae bena, Yesu, amesi wo-
klã ɖe ati ŋu la, dim miele. 6 Mele
afisia o, elabena etsi tre, [i]abe alesi
wògblɔ ɖi ene. Mite va kpɔ afisi
wòmlɔ la ɖa. 7 Eye miyi kaba
ɖagblɔ na eƒe nusrɔ̃lawo bena:
Etsi tre tso ame kukuwo dome;
eye kpɔ ɖa, edze mia ŋgɔ yi [l]Ga-
lilea, afima miakpɔe le; kpɔ ɖa,
metoe na mi. 8 Eye woɖo go tso
yɔdo la me enumake kple vɔvɔ̃
kpakple dzidzɔ gã, eye woƒu du,
bena woaɖaka eta na eƒe nusrɔ̃-
lawo. 9 Eye kpɔ ɖa, Yesu va
kpe wo gblɔ bena: Miɖo aƒe! Eye
wote ɖe eŋu lé eƒe afɔwo hedze
klo nɛ. 10 Tete Yesu gblɔ na
wo bena: Migavɔ̃ o! Miyi ɖaka
eta na [a]nɔvinyewo bena, woayi
Galilea, eye afima woakpɔm le.
11 Ke esi wole yiyim la, kpɔ
ɖa, dzɔlawo dometɔa ɖewo yi dua
me ɖaka nusiwo katã va dzɔ la
ta na nunɔlagãwo. 12 Eye esi
woa kple amegãwo ƒo ƒu la, wode
adaŋu, eye wotsɔ klosalo geɖe
na asrafoawo bena: 13 Migblɔ
bena: Eƒe nusrɔ̃lawo va le zã me,
eye wofii yii, esime míeɖɔ alɔ̃.
14 Eye ne nya sia ɖi mɔ̃mefia se
la, ekema míawo mialé enu, eye
miawo miavo atso fuɖeɖe me. 15
Eye woxɔ klosalo la, eye wowɔ,
abe alesi wofia mɔnu wo ene;
eye nenem nya sia kaka ɖe Yu-
datɔwo dome vaseɖe egbegbe.
16 Ke nusrɔ̃la wuiɖekɛawo yi
Galilea ɖe to, si Yesu fia wo ɖi
la dzi.[f] 17 Eye esi wokpɔe la, wo-
dze klo nɛ, ke amea ɖewo ke ɖi.[g]
18 Eye Yesu te va wo gbɔ, ƒo
nu na wo gblɔ bena: [h]Wotsɔ ŋusẽ
katã, si le dziƒo kple anyigba dzi
la, de asi nam. 19 [k]Miheyi ɖawɔ
dukɔwo katã ne woanye nusrɔ̃la-
wo, miade mawutsi ta na wo ɖe
Fofo la kple Vi la kpakple Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la ƒe ŋkɔa me, 20 mia-
fia wo bena, woawɔ nusiwo katã
meɖo na mi la; eye kpɔ ɖa, [n]nye
la meli kpli mi ŋkekeawo katã
vaseɖe xexeame ƒe nuwuwu.

[d] kp. 1–10 kpɔ Mar. 16, 1–10; Lu. 24, 1–10; Yoh. 20, 1–18; 27, 56.
[e] 17, 2.
[f] 26, 32.
[g] Lu. 24, 11; Yoh. 20, 25.
[h] 11, 27; Yoh. 13, 3; Fil. 2, 9.
[i] 12, 40; 16, 21.
[k] Mar. 16 15.
[l] 26, 32.
[n] 18, 20; 24, 3.

---

# NYANYUIE LA,
# ABE ALESI MARKO ŊLƆE ENE.

**Yohanes ɖe gbe ƒã Kristo, eye wòɖe mawutsi ta nɛ. Abosam te Yesu kpɔ; Yesu gblɔ nya, yɔ nusrɔ̃lawo, eye wòyɔ dɔ dɔlélawo.**

**1.** Yesu Kristo, si enye Mawuvi
la, ƒe nyanyuie la ƒe gɔme-
dzedze enye esi. 2 [o]Abe alesi wo-
ŋlɔ ɖi le nyagblɔɖila Yesaya ƒe
agbalẽ la me ene bena: „Kpɔ ɖa,
mele ye dɔla dɔm ɖo ɖe ŋgɔwò,
amesi adzra wò mɔ la ɖo; 3 amesi
le ɣli dom le gbeadzi la ƒe gbe
enye esi: „Midzra Aƒetɔ ƒe mɔ la
ɖo, miwɔ eƒe mɔtatawo dzɔdzɔe.“
4 Yohanes va do, amesi de ma-
wutsi ta na amewo le gbeadzi,
eye wòɖe gbe ƒã dzimetɔtrɔ ƒe
mawutsideɖetaname hena nuvɔ̃-
keke.[p] 5 Eye amesiwo le Yudea-
nyigba dzi, kple Yerusalemtɔwo
katã do go va egbɔ, eye wòde

[o] kp. 2–8 kpɔ Mat. 3. 1–12; Lu. 3, 1–18; Yoh. 1, 19–30; Mal. 3, 1; Lu. 7, 27; Yes. 40, 3.
[p] Yoh. 1, 6; Dɔ. 19, 4.

mawutsi ta na wo de Yordan-tɔ-
sisi la me, esi woʋu wo∫e nuvɔ̃wo
me nɛ. 6 Eye kposɔfuwu le Yo-
hanes ŋu, eye lãgbalẽlidziblanu
le e∫e ali dzi, eye wòɖua ʋetsu-
viwo henoa gbemenyitsi. 7 Eye
wòɖe gbe ∫ã gblɔ bena: Amesi
tri akɔ wum la, le megbenye gbɔ-
na, amesi ∫e atokota ŋu ka me-
dzem be, mabɔbɔ atu o.[b] 8 Nye la
metsɔ tsi de mawutsi ta na mi;
ke eya la atsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe ade
mawutsi ta na mi.
9 [e]Eye wòva ve me le ŋkeke
mawo me bena, Yesu tso Nazaret
le Galilea va, eye Yohanes de ma-
wutsi ta nɛ de Yordan-tɔsisi la
me. 10 Eye enumake esime wòle
go dom tso tsia me la, ekpɔ dzi-
∫owo nu ʋu, eye Gbɔgbɔ la le
abe akpakpa ene hele ɖiɖim de
edzi; 11 eye gbe ɖi tso dzi∫owo
bena: Wòe nye vinye, si gbɔ nye-
melɔ̃a nu le o; wò ŋu mekpɔa
ŋudzedze lena.
12 [h]Eye enumake Gbɔgbɔ la
kplɔe yi de gbedzi. 13 Eye wònɔ
gbeadzi ŋkeke blane, eye Satana
tee kpɔ, eye wònɔ anyi kple gbe-
melã wɔadãwo, eye mawudɔlawo
va subɔe.
14 Ke esi wolé Yohanes de gaxɔ
me megbe la, Yesu va Galilea
hele gbe ∫ã ɖem Mawu ∫e nya-
nyuie la bena:[i] 15 [k]Azãgbe la ɖo
dzi, eye mawufiadu∫e la ɖo vɔ.
Mitrɔ le mia∫e dzi me, eye mixɔ
nyanyuie la dzi se!
16 [l]Eye esi wòle Galilea-fua nu
tom yina la, ekpɔ Simon kple nɔ-
via Andrea wole asabu dam de
fu la me; elabena tɔ∫odelawo wo-
nye. 17 Eye Yesu gblɔ na wo
bena: Miva nɔ yonyeme, eye ma-
wɔ mi miazu ameɖelawo. 18 Eye
enumake la wogblẽ asabuawo ɖi,
eye wodze eyome. 19 Eye esi
wòte yi ŋgɔ ʋee la, ekpɔ Yakobo,
si nye Zebedeo vi kple nɔvia Yo-
hanes, woawo hã le ʋu me le
asabuwo samɛ. 20 Eye enumake
la wòyɔ wo, eye wogblẽ wo fofo
Zebedeo kple ʋuléviawo ɖi de
ʋua me. eye woyi ɖadze eyome.
21 [p]Eye wodzo yi de Kaper-
naum; eye enumake le Sabat-ŋke-
kea dzi la efia nu le ∫u∫o∫e la.
22 Eye [s]kuvia ɖo wo le e∫e nu-
fiafia la ŋuti; elabena efia nu wo
abe amesi si ŋusẽ le la ene, eye
menye abe agbalẽfialawo ene o.
23 Eye enumake amea de, si me
gbɔgbɔ makɔmakɔ le la, le wo∫e
∫u∫o∫e, eye wòdo ɣli gblɔ bena:
24 [a]Nya ka le mía kple wò dome,
wò Yesu Nazaretetɔ? Ɖe nèva
mía tsrɔ̃ ge mahã? Menya amesi
nènye, Mawu ∫e kɔkɔetɔ la nènye.
25 Eye Yesu blu de eta bena:
Mia wò nu, eye nado go le eme![d]
26 Eye gbɔgbɔ makɔmakɔ la nya-
mae, eye wòdo ɣli kple gbe se-
sĩe, eye wòdo go le eme. 27 Eye
wòwɔ nuku na wo katã, nenem
bena, wobia wo nɔewo bena: Nu-
ka enye esia? Nufiafia yeye! Etsɔ
ŋusẽ dea se na gbɔgbɔ makɔma-
kɔwo, eye woɖoa toe. 28 Eye enu-
make la e∫e ŋkɔ ɖi hoo le Ga-
lilea-nutowo katã me godoo.[f]
29 [g]Eye enumake esi wodo go
tso ∫u∫o∫ea la, Yakobo kple Yo-
hanes kpe ɖe wo ŋu yi ɖe Simon
kple Andrea ∫e me. 30 Ke Simon
lɔ̃xo le anyimlɔ∫e le ŋudza lém,
eye enumake la wogblɔ eŋutinya
nɛ. 31 Eye esi wòte va la, elé
e∫e alɔnu hekɔe de dzi, eye ŋu-
dza la dzo le edzi, eye wòsubɔ
wo. 32 Ke le fiẽ me, esime ɣe
ɖo to la, wotsɔ amesiwo katã ∫e
lãme gblẽ, kple esiwo me gbɔgbɔ
vɔ̃wo le la, va egbɔe. 33 Eye du
blibo la katã ∫o ∫u ɖe ʋotrua nu.
34 Eye wòda gbe le amesiwo katã
le dɔ bubu ∫omeviwo katã lém
la ŋu, eye wònyã gbɔgbɔ vɔ̃ ge-
dewo do goe, [n]eye mede mɔ na
gbɔgbɔ vɔ̃wo be, woa∫o nu o, ela-
bena wonyae.
35 [o]Eye esi wò∫ɔ fɔŋli la, edo
go heyi ɖe gbedzi, eye wòdo gbe
da le afima. 36 Eye Simon kple
amesiwo kpe ɖe eŋuti la, di eyo-
me mɔ; 37 eye wokpɔe, eye wo-
gblɔ nɛ bena: Amewo katã le di-
wòm. 38 Eye wògblɔ na wo bena:
Mina ne miayi du bubuwo me,
bena magblɔ nya le afima hã; ela-
bena esia ta medo go ɖo. 39 Eye
wòyi ɖe wo∫e ∫u∫o∫eawo me le
Galilea katã hele gbe ∫ã ɖem, eye
wòle gbɔgbɔ vɔ̃wo nyãm le go
domii.
40 [r]Eye anyidzelaa ɖe va egbɔ
le kuku ɖem nɛ, eye wòdze klo
nɛ gblɔ bena: Ne èlɔ̃ ko, àte ŋu
aklɔ ŋutinye. 41 Eye esi e∫e dɔ-

a 5, 7.
b Dɔ. 13, 25.
d 9, 25.
e kp. 9—11 kpɔ Mat. 3, 13—17; Lu. 3, 21. 22; Yoh. 1, 31—34.
f Mat. 4, 24.
g kp. 29-34 kpɔ Mat. 8, 14—17. Lu. 4, 38—41.
h kp. 12. 13 kpɔ Mat. 4, 1—11; Lu. 4, 1—13.
i kp. 14. 15 kpɔ Mat. 4, 12—17; Lu. 4, 14. 15.
k Gal. 4, 4.
l kp. 16-20 kpɔ Mat. 4, 18—22; Lu. 5, 1—11.
n Dɔ. 16, 17; ta 5, 43.
o kp. 35-39 kpɔ Lu. 4, 42—44.
p kp. 21-28 kpɔ Lu. 4, 31—37.
r kp. 40-45 kpɔ Mat. 8, 2—4; Lu. 5, 12—14.
s Mat. 7, 28; Yoh. 7, 46.

me trɔ ɖe eŋuti la, edo eʄe abɔ
ɖa, eye wòde asi eŋu hegblɔ nɛ
bena: Melɔ̃, ŋutiwò nakɔ! 42 Eye
enumake la anyi la vɔ le eŋuti,
eye eŋuti kɔ. 43 Eye [a]esi wòblu
ɖe eta la, enyãe do go enumake,
44 eye wògblɔ nɛ bena: Kpɔ nyuie!
Megagblɔ naneke na amea ɖeke
o; ke heyi natsɔ ɖokuiwò afia
mawununɔla boŋ, [d]eye na nusiwo
ŋuti Mose de se ɖo la, le wò ŋuti-
kɔklɔ la ŋuti, ne wòanye ɖaseɖiɖi
na wo. 45 Ke eya do go de asi
gbeʄãɖeɖe me lelele kple nya la
kaka me ale gbegbe bena, Yesu
magate ŋu adze gaglã ayi du me
o, ke gbedzi ko wònɔna, eye wo-
tso afisiafi va egbɔ.[e]

Gbeɖaɖa le lãmetututɔa ɖe ŋu.

2. [f]Eye esi wògayi ɖe Kaper-
naum le ŋkekea ɖewo megbe
la, wose bena, ele aʄea me. 2 Eye
ame geɖewo ʄo ʄu ale bena, wo-
megakpɔ nɔʄea ɖeke le ʋɔtrua nu
hã o, eye wògblɔ nya na wo.
3 Eye ame ene tsɔ lãmetututɔa
ɖe gbɔna va egbɔ. 4 Eye esi
womete ŋu te va egbɔ le ameha
la ŋuti o la, woyi ɖaɖe mɔ ɖe xɔ,
si me wòle la tame, eye esime
woŋɔe vɔ la, woɖiɖi aba, si dzi
lãmetututɔ la mlɔ la, ɖe anyi. 5
Eye esi Yesu kpɔ woʄe xɔse la,
egblɔ na lãmetututɔ la bena: Vinye,
wotsɔ wò nuvɔ̃wo ke wò.[i] 6 Ke
agbalẽfialaa ɖewo bɔbɔ nɔ anyi
ɖe afima, eye wole ɖi kem le woʄe
dzi me bena: 7 Aleke wɔ ame-
sia ʄo nu alea? Egblɔ busunya;
ameka ate ŋu atsɔ nuvɔ̃wo ake,
ne menye Mawu ɖeka ko o mahã?
8 Eye enumake esi Yesu dze sii
le eʄe gbɔgbɔ me bena, wole ɖi
kem le woa ŋutɔwo ɖokui me ale
la, egblɔ na wo bena: Nuka wɔ
miele nusiawo ʄe ɖi kem le miaʄe
dzi me mahã?[n] 9 Kae bɔbɔ wu?
Be woagblɔ na lãmetututɔ la be-
na: Wotsɔ wò nuvɔ̃wo ke wò loo,
alo woagblɔ bena: Tsi tre natsɔ
wò aba, eye nazɔ azɔli mahã?
10 Ke ne mianyae bena, ŋusẽ le
Amegbetɔvi la si be, wòatsɔ nu-
vɔ̃wo ake le anyigba dzi, – egblɔ
na lãmetututɔ la bena: Mele
egblɔm na wò bena: Tsi tre, tsɔ
wò aba, ne nayi aʄewò me. 12
Tete wòtsi tre, eye enumake, esi

[a] kp. 25; 3, 12.
[b] kp. 13-17 kpɔ Mat. 9, 9–13; Lu. 5, 27–32.
[d] 5, 43; Mo. III. 14, 2. 3.
[e] Lu. 5, 15.
[f] kp. 1–12 kpɔ Mat. 9, 1–8; Lu. 5, 17–26.
[g] Lu. 15, 2.
[h] kp. 16-22 kpɔ Mat. 9, 14–17; Lu. 5, 33–38; 16, 12.
[i] Yoh. 5, 14.
[k] Yoh. 3, 29.
[l] Yoh. 16, 20.
[n] Yoh. 2, 25.

wòtsɔ eʄe aba la, edo go le wo
katã ʄe ŋku me nenem bena, ku-
via ɖo wo katã, eye wokafu Ma-
wu gblɔ bena: Miekpɔ ale nu-
siawo tɔgbe kpɔ o.

Yesu yɔ Mateo.

13 [b]Eye wògayi ɖe ʄu la nu, eye
ameha la katã va egbɔ, eye wòfia
nu wo. 14 Eye esi wòto afima
yina la, ekpɔ Lewi, Alfeo vi la,
bɔbɔ nɔ anyi le nudzɔʄe, eye wò-
gblɔ nɛ bena: Dze yonyeme!
Tete wòtsi tre dze eyome. 15 Eye
wòva ve me bena, esi wòle kplɔ̃a
ŋu le eʄe me la, nudzɔla kple nu-
vɔ̃wɔla geɖewo bɔbɔ nɔ anyi kple
Yesu kpakple eʄe nusrɔ̃lawo; ela-
bena ame geɖe wonye dze eyome.
16 Ke esi farisitɔwo dome agba-
lẽfialawo kpɔ bena, ele nu ɖum
kple nuvɔ̃wɔlawo kpakple nudzɔ-
lawo la, wogblɔ na eʄe nusrɔ̃lawo
bena: Aleke wɔ bena, wòɖua nu,
eye wònoa nu kple nudzɔlawo
kpakple nuvɔ̃wɔlawo mahã?[g] 17
Eye esi Yesu see la, egblɔ na wo
bena: Menye lãmesesẽtɔwoe hiãa
gbeɖala o, negbe dɔlélawo ko;
nyemeva ame dzɔdzɔewo yɔ ge
o, negbe nuvɔ̃wɔlawo ko.

Le nutsitsidɔ ŋuti.

18 [h]Eye Yohanes ʄe nusrɔ̃lawo
kple farisitɔwo tsia nu dɔna; eye
wova gblɔ nɛ bena: Nukaŋuti
Yohanes ʄe nusrɔ̃lawo kple fari-
sitɔwo ʄe nusrɔ̃lawo tsia nu dɔna,
eye wò nusrɔ̃lawo ya metsia nu
dɔna o mahã? 19 Eye Yesu gblɔ
na wo bena: Alo ɖe ŋugbetɔsrɔ̃
la ʄe xɔlɔ̃wo ate ŋu atsi nu adɔ,
esime ŋugbetɔsrɔ̃ la li kpli wo
mahã? Ŋkeke alesi ŋugbetɔsrɔ̃
la le wo gbɔ la, womate ŋu atsi
nu adɔ o.[k] 20 Ke ŋkekewo gbɔna,
esime woatsɔ ŋugbetɔsrɔ̃ la ayii
le wo gbɔ; ekema woatsi nu adɔ
le ŋkeke ma dzi.[l] 21 Amea ɖeke
metsɔa avɔ matakpɔ ʄe nuɖeɖi
kaa avɔ xoxo o; ke ne menye ne-
nem o la, avɔ yeye, si wotsɔ kae
la, aho avɔ xoxo la ɖe eɖokui ŋu,
eye eʄe vuvu awu tsãtɔ. 22 Eye
amea ɖeke metsɔa aha yeye dea
lãgbalẽgolo xoxowo me o; ke ne
menye nenem o la, aha yeye la
awo lãgbalẽgoloawo, eye aha la
kple lãgbalẽgoloawo siaa agblẽ;
ke wotsɔa aha yeye dea lãgbalẽ-
golo yeyewo me.

Nusrɔ̃lawo tugu lu le Sabat dzi.

23 [a]Eye wòva ve me bena, eyi
dato lugbleawo me le Sabat dzi,
eye le woƒe yiyi me la eƒe nu-
srɔ̃lawo de asi lutiawo ŋeŋe me.
24 Eye farisitɔwo gblɔ nɛ bena:
Kpɔ ɖa, wowɔ nusi mele sea nu
o la le Sabat dzi![d] 25 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Alo miexlẽ nusi
Ɖawid wɔ la kpɔ o, esime hiã tui,
eye dɔ wu eya kple amesiwo kpe
ɖe eŋuti la o mahã?[g] 26 [h]Alesi
wòyi ɖe mawuxɔ la me, le esime
Abyatar enye nunɔlagã, eye wòɖu
ŋkumeɖobolo, si womeɖe mɔ le
ŋuti nɛ be, woaɖu o, negbe nu-
nɔlawo ko, eye wòna amesiwo
kpe ɖe eŋuti la o mahã? 27 Eye
wògblɔ na wo bena: Wowɔ Sa-
bat le ame ta, eye menye ame le
Sabat ta o;[k] 28 eyaŋuti Amegbe-
tɔvi lae nye Sabat hã dzi Aƒetɔ.

Yesu da gbe le amea ɖe, si titi lé asi nɛ la ŋu le Sabat dzi.

3. [l]Eye wògayi ɖe ƒuƒoƒe, eye
amea ɖe le afima, si titi lé
asi na. 2 Eye wole ŋudzɔ nɛ be,
ada gbe le eŋu le Sabat dzi loo,
bena yewoatso enu.[p] 3 Eye wò-
gblɔ na amesi titi lé asi na la
bena: Tsi tre ɖe titina. 4 Eye
wòbia wo bena: Ɖe woɖe mɔ be-
na, woawɔ nu nyui alo woawɔ
nuvɔ̃ le Sabat dzi, be woaɖe ame,
alo woawui mahã? Ke woawo zi
kpi. 5 Eye esi wòkpɔ wo godoo
kple dziku la, exa nu le woƒe dzi-
mesesẽ la ŋuti, eye wògblɔ na
ame la bena: Mlo wò asi! Eye
wòmloe, eye eƒe asi la gaɖɔ ɖo.
6 Tete farisitɔwo do go enumake
kple [t]Herodiahawo, eye woɖe ada-
ŋu le eyama ŋuti, alesi woawɔ
awui.

Yesu yɔ dɔ gbɔgbɔ vɔ̃ to geɖewo.

7 [u]Eye Yesu kple eƒe nusrɔ̃lawo
ɖe wo ɖokui ɖa yi ƒu la nu; eye
ameha gã tso Galilea kple Yudea
va dze eyome. 8 Eye esi wose
nusiwo wòwɔ la, ameha gãa ɖe
tso Yerusalem kple Idumea kple
Yordan godo kpakple Tiro kple
Zidon-nutoawo me va egbɔ. 9 Eye
wògblɔ na eƒe nusrɔ̃lawo bena,
woadzra ʋuvi la ɖo na ye lę ameha
la ŋuti bena, ne woagamimi ye
ɖo o; 10 elabena eda gbe le ame
geɖewo ŋuti ale bena, ame geɖe
alesinu le veve sem la, te ɖe edzi,
bena yewoaɖe asi eŋu.[b] 11 Eye
gbɔgbɔ makɔmakɔwo, ne wokpɔe
ko la, wodzea klo ɖe ekɔ me, eye
wodoa ɣli gblɔna bena: Wòe nye
Mawuvi la. 12 Eye wògbe nya
na wo vevie ŋutɔ bena, ne woa-
gana woanya ye o.[e]

Yesu tia eƒe nusrɔ̃la wuieveawo.

13 [f]Eye wòyi ɖe to la dzi, eye
wòyɔ amesiwo ye ŋutɔ le didim
la, va egbɔe, eye woyi egbɔ.
14 Eye wòɖo ame wuieve, bena
woanɔ ye ŋuti, eye bena yeaɖɔ wo
aɖo ɖa woaɖaɖe gbe ƒã, 15 eye
bena ŋusẽ nanɔ wo si hena gbɔ-
gbɔ vɔ̃wo nyanyã do goe. 16 [i]Eye
wòɖo ame wuieveawo, Simon,
eyae wòna ŋkɔe bena Petro, 17 Ya-
kobo, Zebedeo vi la, kple Yohanes,
Yakobo nɔvi la, eye wòna ŋkɔ
woawo bena Boanerges, si gɔme
enye dziɖegbeviwo; Andrea kple
Filipo, Bartolomeo kple Toma, Ya-
kobo, Alfeo vi la, Tadeo, Simon,
Kananitɔ la,[n] 19 kpakple Yuda
Iskariot, si fia eyome mɔ la hã.[o]

Yesu ƒo nu le nuvɔ̃wɔwɔ ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe ŋu ƒe tohehe ŋu na agbalẽfialawo.

20 Eye wòva aƒe me. Eye ame-
ha la gale ƒu ƒom ale bena, wo-
mete ŋu ɖu abolo gɔ̃ hã o.[r] 21
Eye esi etɔwo see la, wodo go yi
elé ge; elabena wogblɔ be: Eƒe
tame ɖa!
22 [s]Eye agbalẽfiala, siwo tso Ye-
rusalem va la, gblɔ bena: Beel-
zebul le eme, eye wònyã gbɔgbɔ
vɔ̃wo do go to gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe
fia la dzi. 23 Eye esi wòyɔ wo
va egbɔ la, eƒo nu na wo le lo-
dodowo me bena: Aleke Satana
ate ŋu anyã Satana ado goe ma-
hã? 24 Eye ne fiaɖuƒe mã ɖe ye
ŋutɔ ɖokui ŋuti la, ekema fiaɖuƒe
ma mate ŋu anɔ anyi o. 25 Eye
ne aƒe mã ɖe ye ŋutɔ ɖokui ŋuti
la, ekema aƒe ma mate ŋu anɔ
anyi o. 26 Eye ne Satana tsi tre
ɖe ye ŋutɔ ɖokui ŋuti la, ekema
emã, eye emate ŋu anɔ anyi o,
ke boŋ enu lava tsi. 27 Amea
ɖeke mate ŋu ayi ɖe ŋusẽtɔ la
ƒe me, eye wòaha eƒe aƒemenuwo
o: negbe ɖeko wòabla ŋusẽtɔ la
gbã hafi aha eƒe aƒe. 28 Vavã
mele egblɔm na mi bena: Woatsɔ
amegbetɔviwo ƒe nuvɔ̃, siwo katã
wowɔna, kple busunya, siwo wo-

[a] kp. 23-28 kpɔ Mat. 12. 1—8: Lu. 6. 1-5: Mo. V. 23. 25.
[b] Mat. 14. 36.
[d] Mo. II. 20, 10.
[e] 1, 24: Lu. 4. 41: ta 5. 43.
[f] kp. 13-19 kpɔ Mat. 10. 1—4; Lu. 6. 12—16: Mat. 5. 1.
[g] Sam. I. 21. 6.
[h] Sam. I. 22. 20; Mo. III. 24. 5-9; Mo. II. 29. 32.
[i] Yoh. 1. 42; Dɔ. 1, 13: Lu. 9. 54.
[k] Mo. V. 5. 14.
[l] kp. 1—6 kpɔ Mat. 12. 9—14; Lu. 6. 6—11.
[n] Yoh. 1. 41-46; 11. 16.
[o] Yoh. 6. 71.
[p] Yoh. 9. 16; Lu. 13, 14; 14, 3.
[r] 6, 31.
[s] kp. 22-30 kpɔ Mat. 12. 24-32; Lu. 11. 15-22; 12. 10; Mat. 9. 34.
[t] Yoh. 5. 18.
[u] kp. 7—12 kpɔ Mat. 12, 15. 16; Lu. 6. 17—19.

gblɔna la, ake wo; 29 ke amesi
agblɔ busunya ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe
la ŋu la, makpɔ tsɔtsɔke vaseɖe
mavɔmavɔ me o; ke boŋ enyi
nuvɔ̃ mavɔmavɔ ƒe fe; 30 elabena
wogblɔ be: Gbɔgbɔ makɔmakɔ le
eme.

Amesiwo nye Yesu ƒe ƒometɔ vavãwo.

31 [d]Eye dadaa kple nɔviawo va
afima, eye wole tsi tre le xexe,
dɔ ame ɖe egbɔ be, woayɔe ɖa.
32 Eye ameha la le anyinɔƒe ƒo
xlãe. Eye wogblɔ nɛ bena: Kpɔ
ɖa, dawò kple nɔviwòŋutsuwo kpa-
kple nɔviwònyɔnuwo le xexe le
diwòm. 33 Eye wòɖo ŋu na wo
bena: Amekawo nye danye kple
nɔvinyewo mahã? 34 Eye esi wò-
kpɔ amesiwo le anyinɔƒe ƒo xlãe
dzi godoo la, egblɔ bena: Mikpɔ
danye kple nɔvinyewo ɖa! 35 Ame-
si ke awɔ Mawu ƒe lɔlɔ̃nu la, eya
kee nye nɔvinyeŋutsu, ganye nɔ-
vinyenyɔnu, ganye danye hã.

Yesu do lo vovovowo le mawufiaɖuƒe la ŋu.

4. [e]Eye wògade asi nufiafia me
le ƒua nu, eye ameha gã ŋutɔ
ƒo ƒu ɖe eŋu ale bena, wòyi ɖe
ʋu me, eye wòbɔbɔ nɔ eme le
ƒua dzi, ke ameha la katã le ƒua
nu. 2 Eye wòfia nu geɖewo le
lododowo me, eye wògblɔ na wo
le eƒe nufiafia me bena: 3 Miɖo
to! Kpɔ ɖa, nukuwula do go yi
nuku wu ge; 4 eye wòva ve me
bena, esi wòle ewum la, ɖewo ge
ɖe mɔ to, eye xeviwo va mi wo.[h]
5 Eye bubu ge ɖe kpenyigba dzi,
afisi mekpɔ anyi geɖe le o; eye
wòdo nu ɖa enumake, elabena
mekpɔ anyi sɔ gbɔ o; 6 eye esi
ɣe dze la, ŋdɔkutsu ɖui; eye esi
ke meli nɛ o ŋuti la, eyrɔ. 7 Eye
bubu ge ɖe ŋuwo me; eye ŋuwo
mie, eye wovu tsyɔ edzi, eye me-
tse ku o. 8 Eye bubuwo ge ɖe
anyigba nyui la dzi, eye esi wo-
mie la, wotsi, eye wotse, ɖewo
blaetɔ̃, ɖewo blaade, eye ɖewo
alafa. 9 Eye wògblɔ bena: Amesi
to senu li nɛ la, nesee!

10 Eye esi wòsusɔ eya ɖeka ɖi
la, amesiwo kpe ɖe eŋuti kple
ame wuieve la, wobia lo la gɔme.
11 Eye wògblɔ na wo bena: Mia-
wo la wona mawufiaɖuƒe la ƒe
nuɣaɣla mi; ke ame mawo, siwo
le egodo la, wona nuwo katã wo
le lododowo me,[a] 12 bena ame-
siwo le nu kpɔm la, nakpɔ nu, ke
womagadze sii o; eye amesiwo le
nu sem la, nase nu, ke womagase
egɔme o, bena woagatrɔ, ne woa-
tsɔ woƒe nuvɔ̃wo ake wo o.[b] 13
Eye wògblɔ na wo bena: Ne mie-
se lo sia gɔme o la, aleke lawɔ,
eye mianya lododoawo katã gɔme
mahã? 14 Nukuwula le nya la
wum. 15 Ke esiawo nye amesiwo
le mɔ to, afisi wowu nya la ɖo;
eye ne wosee ko la, enumake Sa-
tana vana, eye wòtsɔa nya, si wo-
wu ɖe wo me la, yinɛ. 16 Ke esi-
wo wowu ɖe kpenyigba dzi la,
wonyɛ amesiwo, ne wose nyaa la,
woxɔnɛ enumake kple dzidzɔ;
17 eye kè meli na wo o, eye wo-
nɔa anyi ʋee ko; ke ne fukpekpe
kple yometiti va le nya la ŋuti
la, enumake wozua nuɖiaɖia na
wo. 18 Eye bubu, siwo wowu ɖe
ŋuwo dome la, woawo nye ame-
siwo sea nya la, 19 eye xexeame
ƒe agbagbadzedzewo kple kesinɔ-
nu ƒe beble kpakple nu mamlea-
wo ƒe amedzodzro yina ɖe wo me,
eye wotsyɔa nya la dzi, eye wò-
tsia matsematse.[f] 20 Eye esiwo
wowu ɖe anyigba nyui la dzi la,
woawo nye amesiwo sea nya la,
eye woxɔnɛ, eye wotsena, ɖewo
blaetɔ̃, ɖewo blaade, ɖewo alafa.

21 [g]Eye wògblɔ na wo bena:
Ɖe wotsɔa akaɖi vanae, be woa-
da ɖe aflanu alo abati te mahã?
Alo menye be woatsɔe ada ɖe
akaɖiti dzi oa? 22 Elabena naneke
mele ɣaɣla o, negbe ɖeko woaɖee
ɖe go afia; eye womewɔ naneke
hã le vivi me o, ke boŋ bena
wòava kekeli me![i] 23 Amesi to
senu li nɛ la, nesee. 24 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Milé to ɖe nusi
sem miele la ŋuti; dzidzenu, si
mietsɔ dzidze nui la, eya ke woa-
tsɔ adzidze nui na mi, eye woade
edzi na mi.[k] 25 Elabena amesi ke
si nu le la, woana nui; ke amesi
si nu mele o la, nusi le esi la,
wòaxɔ eya hã le esi.[l]

26 Eye wògblɔ bena: Mawufia-
ɖuƒe la le ale, abe alesi ame tsɔa
nuku dea anyigbatu me ene; 27 eye
wòdɔa alɔ̃, eye wòfɔna zã kple
keli, eye nuku la miena, eye wò-
tsina ale bena, eya ŋutɔ menyanɛ
o. 28 Anyigba la na nuku wɔna

[a] Mat. 11, 25.
[b] Yes. 6, 10.
[d] kp. 31-35 kpɔ Mat. 12, 46-50; Lu. 8, 19—21.
[e] kp. 1—20 kpɔ Mat. 13, 1—23; Lu. 8, 4—15.
[f] 10, 23.
[g] kp. 21-25 kpɔ Lu. 8, 16—18; 11, 33; Mat. 5, 15.
[h] kp. 15.
[i] Lu. 12, 2; Mat. 10, 26.
[k] Mat. 7, 2; Lu. 6, 38.
[l] Mat. 13, 12; 25, 29.

le eḍokui si; gbã ewɔa togba,
ekema liŋɔ, emegbe la kutsetse
blibo nɔa liŋɔ la me. 29 Ke ne
kutsetse la ḍi la, enumake eḍɔa
nuŋeha ḍa; elabena nuŋeyi la ḍo.
30 [a]Eye wògblɔ bena: Nuka ŋu
míatsɔ mawufiaḍuƒe la aḍoe ma-
hã? Alo lo ka woado le eŋuti
mahã? 31 Ele abe logoku ene, esi
ne woƒãe ḍe anyigba me la, ele
sue wu atiku, siwo katã le anyi-
gba la dzi; 32 eye ne woƒãe la,
emiena, eye wòva lolona wua
abɔ me tiwo katã, eye wòḍea alɔ
gãwo nenem bena, dziƒoxeviwo
ate ŋu adze ḍe eƒe vɔvɔli me.
33 Eye wògblɔ nya fia wo le
lododo sia ƒomevi geḍewo me,
abe alesi wòanya se na wo ene.
34 Eye ne menye lododowo o la,
meƒoa nu na wo o; ke ne eya
kple eƒe nusrɔ̃lawo ḍeḍe woli la,
eḍea nuwo katã gɔme fia wo.

Yesu tsi ahom nu le ƒu dzi.

35 [b]Eye le nenem ŋkeke ma dzi,
esi fiẽsi ḍo la, egblɔ na wo bena:
Mina ne míayi go keme dzi. 36
Eye esi wogblẽ ameha la ḍi la,
wokui yi, abe alesi wòle ʋu la me
ene; eye ʋu bubuwo hã kpe ḍe
eŋuti. 37 Eye ahom seséa ḍe va
tu, eye ƒutsotsoewo le ŋeŋem ḍe
ʋu la me, ale bena ʋu la de asi
yɔyɔ me. 38 Ke eya ŋutɔ le ʋu
gɔme, ziɔ suḍi le alɔ̃ dɔm, eye
wonyɔe gblɔ nɛ bena: Nufiala,
ḍe miaƒe tsɔtsrɔ̃ metsɔ gbɔwò
nya o mahã? 39 Eye esi wònyɔ
la, eblu ḍe ya la ta, eye wògblɔ
na ƒu la bena: Zi ḍoḍoe, dze
anyi! Tete ya la dzudzɔ ƒoƒo, eye
ḍoḍoe gãa ḍe zi. 40 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Nuka wɔ mievɔ̃
ale? Ɖe xɔse mele mia si o ma-
hã? 41 Eye wovɔ̃ geḍe ŋutɔ, eye
wogblɔ na wo nɔewo bena: Ame-
ka gɔ̃e nye esia bena, ya kple ƒu
gɔ̃ hã ḍoa toe mahã?[d]

Yesu da gbe le gbɔgbɔ vɔ̃ tɔa ḍe ŋu.

5. [e]Eye wòva ḍo ƒu la godo le
Gadaratɔwo ƒe anyigba dzi.
2 Eye esi wòḍo go le ʋu la me
la, amea ḍe, si me gbɔgbɔ makɔ-
makɔ le la, do go tso yɔdowo me
va kpee, 3 amesi ƒe nɔƒe nye yɔ-
dowo me, eye amea ḍeke mete
ŋu blanɛ kple kɔsɔkɔsɔ gɔ̃ hã o;

[a] kp. 30-34 kpɔ Mat. 13, 31. 32; Lu. 13, 18. 19.

[b] kp. 35-41 kpɔ Mat. 8, 18. 23 v. 27; Lu. 8, 22-25.

[d] Ps. 107, 24; Lod. 30, 4.

[e] kp. 1—21 kpɔ Mat. 8, 28-34; Lu. 8, 26—40.

4 elabena enuenu wodea kunyo-
wu eƒe afɔwo, eye woblanɛ kple
kɔsɔkɔsɔwo, ke etsoa kɔsɔkɔsɔa-
wo, eye wòŋea kunyowuawo, eye
amea ḍeke metea ŋu nana eƒe mo
fana o. 5 Eye ḍaa zã kple keli
wònɔa yɔdowo me kple towo dzi
henɔa ɣli dom, eye wònɔa kpe
xlãm ḍe eḍokui. 6 Eye esi wòkpɔ
Yesu le adzɔge ke la, eƒu du va
dze klo nɛ; 7 eye wòdo ɣli kple
gbe sesẽ bena: Nya kae le mía
kpli wò dome, Yesu, Mawu dziƒo-
ʋitɔ la ƒe Vi! Metà Mawu na wò
bena, megawɔ ƒunyaƒunyam o.
8 Elabena egblɔ nɛ bena: Do go
tso ame la me, wò gbɔgbɔ makɔ-
makɔ! 9 Eye wòbiae bena: Wò
ŋkɔ ḍe? Eye wòḍo eŋu nɛ bena:
Nye ŋkɔe nye Legio; elabena mí
ame geḍewoe. 10 Eye wòḍe kuku
nɛ vevie ŋutɔ bena, wòaganyã
yewo tso afima nutoawo me o. 11
Ke aƒehawo ƒe ha gãa ḍe le afima
le gbe ḍum le to la dzi. 12 Eye
woḍe kuku nɛ gblɔ bena: Dɔ mí
ḍe hawo me, ne míayi ḍe wo me.
13 Eye wòna mɔ wo. Eye esi gbɔ-
gbɔ makɔmakɔawo do go la, woyi
ḍe hawo me. Tete hawo katã si ḍu
kplikplikpli tso to la kɔgo ge ḍe
ƒu la me, wo nu anɔ akpe eve, eye
wono tsi ku ḍe ƒu la me. 14 Eye
amesiwo le wo kplɔm la si, eye
woyi ḍaxlẽe fia le dua me kple
agbletawo. Eye wodo go va nusi
wònye va ve me la, kpɔ ge ḍa.
15 Eye wova Yesu gbɔ, eye wo-
kpɔ amesi me gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe
legio nɔ la, le anyinɔƒe, eye wòta
avɔ, eye eƒe mo kɔ, eye wovɔ̃.
16 Eye amesiwo kpɔe la, woxlẽ
nusi wòwɔ na amesi me gbɔgbɔ
vɔ̃awo nɔ la, kple hawo ŋutinya
hefia wo. 17 Eye wode asi ku-
kuḍeḍe me nɛ bena, wòadzo le
yewoƒe nutoawo me. 18 Eye esi
wòḍo ʋu la, amesi me gbɔgbɔ
vɔ̃awo nɔ la, ḍe kuku nɛ bena,
yeanɔ eŋuti. 19 Eye mena mɔe
o; ke egblɔ nɛ bena: Heyi aƒewò
me ḍe tɔwòwo gbɔ, eye naxlẽ nu-
sianu, si Aƒetɔ la wɔ na wò kple
alesi wòkpɔ nublanui na wò la,
afia wo. 20 Eye wòdzo yi hede
asi gbeƒãḍeḍe me nusianu, si Yesu
wɔ nɛ la le Dekapoli; eye wo
katã wotsi yaa. 21 Eye esi Yesu
do ʋu gatso ƒua va egodo la,

ameha gãa ɖe ƒo ƒu ɖe eŋuti, eye
wònɔ ƒu la nu.[a]

Yesu da gbe le nyɔnu ʋusisidɔléla kple Yairo vinyɔnuvi ŋuti.

22 [d]Eye ƒuƒoƒe la ƒe amegãwo
dometɔ ɖeka, si ŋkɔ nye Yairo la,
va, eye esi wòkpɔe la, edze klo
ɖe eƒe afɔ nu, 23 eye wòɖe kuku
nɛ vevie ŋutɔ gblɔ bena: Vinye-
nyɔnuvi ɖo kudo nu, va ne natsɔ
wò asi ada ɖe edzi, bena eƒe lãme
nasẽ, eye wòatsi agbe. 24 Eye
wòyi kplii, eye ameha gãa ɖe
dze eyome ale be, womimii ɖo.
25 Eye nyɔnua ɖe, si ŋu ʋu le
dodom le ƒe wuieve sɔŋ, 26 eye
wòkpe fu geɖe tso gbedala ge-
ɖewo gbɔ hegblẽ nusiwo katã le
esi, gake mele nyonyom nɛ o, ke
boŋ wògado gã ɖe edzi wu la,
27 esi wòse Yesu ŋkɔ la, eva dze
amehawo le emegbe, eye wòɖe
asi eƒe awu ŋuti; 28 elabena egblɔ
bena: Ne meɖe asi eƒe awu ŋu
ko la, nye lãme asẽ. 29 Eye enu-
make eƒe ʋu la nu tso, eye wòse
le eƒe lãme bena, yeƒe dɔ la vɔ.
30 Eye enumake Yesu dze sii le
eɖokui me bena, ŋusẽ do go tso
ye me, eye wòtrɔ ɖe ameha' la
gbɔ gblɔ bena: Amekae ɖe asi
nye awu ŋu mahã?[h] 31 Eye eƒe
nusrɔ̃lawo gblɔ nɛ bena: Ekpɔ
be, ameha la mimi wò ɖo tso, hafi
nèle gbɔgblɔm bena: Amekae ɖe
asi ŋunye mahã? 32 Eye wòtsa
ŋku godoo, bena yeakpɔ amesi wɔ
esia. 33 Ke nyɔnu la le vɔvɔ̃m,
eye wòle dzodzom nyanyanya;
elabena enya nusi wòwɔ nɛ, eye
wòva dze klo nɛ, eye wògblɔ nya-
teƒe blibo katã nɛ. 34 Ke egblɔ
nɛ bena: Vinyenyɔnuvi, wò xɔse
la ɖe wò; heyi le ŋutifafa me, wò
lãme nasẽ tso wò dɔléle la me!
35 Esi wògale nu ƒom la, du
tso ƒuƒoƒemegã la ƒe me va bena:
Wò nyɔnuvi la ku; nukaŋuti nè-
gale fu ɖem na nufiala mahã?
36 Ke esi Yesu se nya, si gblɔm
wole la, egblɔ na ƒuƒoƒemegã la
bena: Megavɔ̃ o, xɔ se ko. 37 Eye
meɖe mɔ na amea ɖeke be, wòa-
dze eyome o, negbe Petro kple
Yakobo kple Yohanes, Yakobo nɔ-
vi la ko. 38 Eye wòva ƒuƒoƒemegã
la ƒe me, eye wòkpɔ amesiwo le
ʋunyaʋunya wɔm, eye wole avi
fam le ɣli ɖom sesĩe la, le afima.

[a] Mat. 9, 1.
[b] Yoh. 11, 11.
[d] kp. 22-43 kpɔ Mat. 9, 18–26; Lu. 8, 41–56.
[e] Lu. 7, 14.
[f] 1, 34. 44; 3, 12; 7, 36; 8, 26. 30; 9, 9. 30.
[g] kp. 1–6 kpɔ Mat. 13, 53-58; Lu. 4, 16–30.
[h] Lu. 6, 19.
[i] Yoh. 6, 42.
[k] Yoh. 4, 44.
[l] Mat. 9, 35.
[n] kp. 7–13 kpɔ Mat. 10, 1. 9-15; Lu. 9, 1–6.

39 Eye esi wòge ɖe afea me la,
egblɔ na wo bena: Nukaŋuti miele
ʋunyaʋunya wɔm hele avi fam
ale?[b] Ɖevi la meku o, ke boŋ
alɔ̃ dɔm wòle. 40 Eye wokoe.
Ke esi wònyã wo katã do goe la,
ekplɔ ɖevia fofoa kple dadaa kple
amesiwo kpe ɖe eŋuti la, eye wòyi
afisi ɖevi la mlɔ. 41 Eye wòlé
ɖevi la ƒe alɔnu hegblɔ nɛ bena:
Talita kumi, si gɔme enye bena:
Nyɔnuvi, [e]mele egblɔm na wò be-
na: Tsi tre! 42 Eye enumake nyɔ-
nuvi la tsi tre, eye wòzɔ azɔli;
elabena exɔ ƒe wuieve, eye wo-
lulu ŋutɔ. 43 Eye wògbe nya na
wo vevie bena, amea ɖeke naga-
nyae o; eye wòbena, woana na-
nee, ne wòaɖu.[f]

Wodo vlo Yesu le Nazaret.

6 [g]Eye wòdo go tso afima, eye
wòva fofoawo de; eye eƒe nu-
srɔ̃lawo le eyome. 2 Eye esi Sa-
bat ɖo la, eɖe asi nufiafia me le
ƒuƒoƒe la, eye ame geɖe, siwo see
la, ƒe nu ku, eye wogblɔ bena:
Afika amesia kpɔ nusiawo tsoe,
eye nunya ka ƒomevi nye esi wo-
nae mahã, ale be ŋusẽdɔ siawo
va ve me to eƒe asi dzi mahã?
3 Alo amesia la, ɖe menye ati-
kpala, si nye Maria vi la, kple
Yakobo, Yose, Yuda kpakple Si-
mon nɔvi lae o mahã? Eye nɔ-
vianyɔnuwo hã mele mía dome
afisia o mahã? Eye wòzu nuɖiaɖia
na wo le eyama ŋuti.[i] 4 Eye Yesu
gblɔ na wo bena: Womedoa kpo
nyagblɔɖila bubu o, negbe le eya
ŋutɔ fofoawo de kple eƒomeawo
dome kpakple eƒe me ko.[k] 5 Eye
mete ŋu wɔ ŋusẽdɔa ɖeke le afi-
ma o, negbe dɔléla ʋeea ɖewo ko
ŋu wòda gbe le, le esime wòda
asi ɖe wo dzi. 6 Eye eƒe mo wɔ
yaa le woƒe dzimaxɔse la ŋuti.
Eye wòtsa le kɔƒe, siwo ƒo xlã
afima la me hele nu fiam.[l]

Yesu dɔ nusrɔ̃la wuieveawo.

7 [n]Tete wòyɔ ame wuieve la va
egbɔ, eye wòɖe asi wo dɔdɔ me
eveveve; eye wòna ŋusẽ wo ɖe
gbɔgbɔ makɔmakɔwo dzi; 8 eye
wòɖe se na wo bena, woagatsɔ na-
neke ɖe asi ɖe mɔzɔzɔ ŋu o, negbe
atizɔti ko; menye kotoku alo abolo
o, alo ga nanɔ woƒe go nu hã o;
9 ke woado atokotawo; eye wo-

magado dziwui eve o. 10 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Afisi ke miayi
ɖe afea ɖe me le la, minɔ afima
vaseɖe gbesigbe ke miadzo. 11
Eye teƒe, si womexɔ mi le o, alo
womeɖo to mi le o la, ne miele
dzodzo ge le afima la, miʋuʋu
ke le miafe afɔwo ŋuti ɖe anyi,
ne wòanye ɖaseɖiɖi na wo. Vavã
mele egblɔm na mi bena: Mele
sesẽ ge na Sodomtɔwo kple Go-
moratɔwo le ʋɔnudrɔ̃gbe la abe
du ma ene o.[a] 12 Eye esi wodo
go yi la, woɖe gbe ƒã bena, woa-
trɔ le woƒe dzi me. 13 Eye wo-
nyã gbɔgbɔ vɔ̃ geɖewo do go,
[b]eye wosi ami na dɔlėla geɖewo
heda gbe le wo ŋu.

Herodes Antipa tso ta le Yohanes mawutsidetanamela nu.

14 [d]Eye fia Herodes see; ela-
bena eƒe ŋkɔ ɖi hoo, eye wòbena:
Yohanes mawutsidetanamelae tsi
tre tso ame kukuwo dome; eya-
ŋuti ŋusẽwo le dɔ wɔm le eme.
15 Ke bubuwo gblɔ bena: Eliya
ye; eye bubuwo bena: Nyagblɔ-
ɖilae abe nyagblɔɖilawo dometɔ
ɖeka ene.[f] 16 Ke esi Herodes see
la, egblɔ bena: Yohanes, si nu
metso ta le la, eyae tsi tre tso
ame kukuwo dome.
17 Ke Herodes ŋutɔe dɔ wolė
Yohanes, eye woblae ɖe gaxɔ me
le Herodia, si nye nɔvia Filipo
srɔ̃ la, ŋuti, elabena eɖee. 18 Ela-
bena Yohanes gblɔ na Herodes
bena: [h]Womeɖe mɔ na wò bena,
naxɔ nɔviwò srɔ̃ o. 19 Eye He-
rodia lée ɖe dɔme, eye wòle di-
dim be, yeawui, ke mete ŋui o;
20 elabena Herodes vɔ̃ Yohanes,
amesi wònya bena, enye ame dzɔ-
dzɔe kple ame kɔkɔe wònye la,
eye wòkpɔ eta. Eye ne eɖo toe
la, eɖoa xaxa me le nu geɖewo
ŋuti, eye eƒe gbesese vivina nɛ.
21 Eye le ŋkeke, si dze eƒe dzi
ŋu dzi la Herodes tu aglo le eƒe
dzigbeŋkeke dzi na eƒe amegã-
wo kple aʋafia gãwo kpakple Ga-
lilea-me ŋkutawo; 22 eye esi He-
rodia vinyɔnuvi la ge ɖe eme,
eye wòɖu ɣe la, edze Herodes
kple amesiwo kpe ɖe eŋuti le
kplɔ̃a ŋuti la ŋu; eye fia la gblɔ
na nyɔnuvi la bena: Bia nusi ke
nèlɔ̃ lam, eye mana wò. 23 Eye
wòka atam nɛ bena: Nusi ke na-
biam la, mana wò vaseɖe nye fia-
ɖuƒe la ƒe akpa afã dzi. 24 Eye
esi wòdo go yi la, egblɔ na da-
daa bena: Nuka mabia mahã? Ke
eya gblɔ bena: Bia Yohanes, ma-
wutsidetanamela, ƒe ta. 25 Eye
enumake wòɖe abla va fia la gbɔ,
eye wòbiae gblɔ bena: Medi be-
na, natsɔ Yohanes mawutsideta-
namela ƒe ta nam le agba me fifi-
laasi. 26 Eye wòve fia la ŋutɔ;
gake la le eƒe atamkaka kple
amesiwo le kplɔ̃a ŋuti kpakplii ta
la melɔ̃ be, yeagbe enana o. 27
Eye enumake fia la dɔ eŋudzɔ-
srafo ɖeka ɖa, eye wòde se nɛ
be, wòaɖatsɔ eƒe ta vɛ; 28 eye
wòyi, eye wòtso ta le enu le ga-
xɔ me, eye wòtsɔ eƒe ta ɖe agba
me vɛ, eye wòtsɔe na nyɔnuvi la,
eye nyɔnuvi la tsɔe na dadaa.
29 Eye esi eƒe nusrɔ̃lawo see la,
wova tsɔ eƒe kukua yi ɖaɖi.

Yesu nyi ame 5000.

30 Eye apostolowo ƒo ƒu ɖe Yesu
gbɔ, eye woxlẽ nusiwo katã wo-
wɔ kple nusiwo wofia la nɛ.[e] 31
Eye wògblɔ na wo bena: Miva,
ne miawo ɖeɖe miayi gbedzi, ne
miadzudzɔ mia ɖokui ʋee. Ela-
bena amesiwo le vavam gale yi-
yim la, wosɔ gbɔ, eye womekpɔ
asinu gɔ̃ hã, ne woaɖu nu o. 32
[g]Eye woɖo ʋu dzo heyi ɖe gbe-
dzi, woawo ɖeɖe. 33 Eye ame
geɖewo kpɔ wo woyina, eye wo-
dze si wo, eye wosi du tso dua-
wo katã me ƒo ƒu heto afɔ yi afi-
ma, eye wotre vava na woawo.
34 Eye esi Yesu do go la, ekpɔ
ameha gãa ɖe, eye [i]eƒe dɔme trɔ
ɖe wo ŋuti, elabena wole abe alẽ,
siwo nu kplɔla mele o ene, eye
wòde asi nu geɖe fiafia me wo.
35 Eye esi wòsusɔ ʋee, ne zã na-
do la, eƒe nusrɔ̃lawo va egbɔ gblɔ
bena: Teƒe la enye gbedzi, eye
zã hã le dodom; 36 do mɔ wo,
bena ne woayi ɖe agbleta kple
kɔƒe, siwo ƒo xlã mi la me, ne
woaƒle nuɖuɖu na wo ɖokui. 37
Eye wòxɔ edzi na wo gblɔ bena:
Miawo la mina nu wo, ne woaɖu.
Eye wogblɔ nɛ bena: Ekema ɖe
miayi aɖaƒle abolo denario alafa
eve nu, ne miatsɔ ana wo, ne woa-
ɖu mahã? 38 Eye wògblɔ na wo
bena: Abolo nenie le mia si ma-
hã? Miyi ɖakpɔe ɖa. Eye esi

[a] Lu. 10, 10-12; Dɔ. 13, 51; 18, 6.
[b] Yak. 5, 14.
[d] kp. 14-29 kpɔ Mat. 14, 1–12; Lu. 3, 19. 20; 9, 7–9. 19.
[e] Lu. 9, 10.
[f] 8, 28; Mat. 16, 14.
[g] kp. 32-44 kpɔ Mat. 14, 13-21; Lu. 9, 11–17; Yoh. 6, 1–13.
[h] Mo. III. 18, 16.
[i] 8, 1; Mat. 15, 32.

wonyae la, wogblɔ bena: Wo ame
atɔ̃ kple tɔmelã eve. 39 Eye wò-
ɖo na wo bena, wo katã nanɔ anyi
hamehame ɖe gbe mumu la dzi.
40 Eye wonɔ anyi hamehame, ɖe-
wo alafa, ɖewo blaatɔ̃. 41 Eye
esi wòtsɔ abolo atɔ̃ la kple lã
eveawo la, ekpɔ dzifo, eye wòyra
ɖe wo dzi, eye wòŋe aboloawo
me, eye wòtsɔ wo na nusrɔ̃lawo,
bena woatsɔ wo aɖo wo kɔ me,
eye wòmã lã eveawo hã me ɖe
wo katã dome. 42 Eye wo katã
woɖu nu, eye woɖi ƒo. 43 Eye
woƒɔ kakɛ, siwo susɔ la, ɖe kevi
wuieve me fũ kple lãwo ƒe ɖe
hã. 44 Eye amesiwo ɖu aboloawo
la, wo nu anɔ ŋutsu akpe atɔ̃.

Yesu zɔ ƒu dzi.

45 [b]Eye enumake wòƒoe ɖe eƒe
nusrɔ̃lawo nu be, woaɖo ʋu, ne
woadze ye ŋgɔ ayi go keme dzi
ɖe Betsaida, vaseɖe esime ye ŋutɔ
yeaɖe asi le ameha la ŋu. 46 Eye
esi wòɖe mɔ na wo megbe la,
edzo heyi ɖe to la dzi, be yeado
gbe ɖa.[f] 47 Eye esi fiẽsi ɖo la,
ʋu la ɖo ƒu titina, eye eya ɖeka
susɔ ɖe gota. 48 Eye wòkpɔ wo
wole fu kpem le ʋuakuku me;
elabena ya ƒo le wo kpem. Eye
anɔ zã ƒe ŋudzɔɣi enelia me la
ele ƒu dzi zɔm gbɔna wo gbɔ,
eye wòdi be, yeato wo ŋuti ayi;
49 ke esi wokpɔe wòle ƒua dzi
zɔm la, wobu xa bena, ŋɔlie, eye
wodo ɣli;[g] 50 elabena wo katã
wokpɔe, eye dzika tso wo ƒo. Ke
eƒo nu kpli wo enumake gblɔ be-
na: Mina miaƒe dzi nadze eme;
nyee nye esi, migavɔ̃ o hee! 51
Eye wòge ɖe ʋu la me le wo
gbɔ, [i]eye ya la dzudzɔ, eye woƒe
nu ku ŋutɔ; 52 elabena womenya
ta le aboloawo nu o, ke boŋ woƒe
dzime sẽ.

Yesu yɔ dɔ dɔlélawo.

53 Eye wotso ƒu la ɖi go ɖe
Genezaret. 54 Eye esi wodo go
le ʋua me la, enumake wodze sii,
55 eye du dzɔ le afima nutoawo
katã me godoo, eye wode asi ame-
siwo ƒe lãme gblẽ la tsɔtsɔ me
ɖe abawo dzi va afisi wose be,
ele. 56 Eye afisi wòyina ɖo le
kɔƒewo alo duwo me alo agble-
tawo la, wotsɔa dɔlélawo va dana
ɖe ablɔwo me, eye woɖea kuku
nɛ bena, [l]yewoaɖe asi eƒe awuto

[a] kp. 1—23 kpɔ Mat. 15, 1—20.
[b] kp. 45-56 kpɔ Mat. 14, 22-36; Yoh. 6, 15—21.
[d] Lu. 11, 38; Mat. 23, 25.
[e] Yes. 29, 13.
[f] Lu. 6, 12.
[g] Lu. 24, 37.
[h] Mo. II. 20, 12; Mo. II. 21, 17; Lod. 28, 24.
[i] 4, 39.
[k] 8, 17.
[l] 5, 28; Lu. 6, 19.

ɖedeko ŋu; eye ame alesi nu ɖe
asi eŋu kɔ la, ƒe lãme sẽna.

Yesu ƒo nu le nuɖuɖu kple asi maklɔmaklɔ ŋuti.

7 [a]Eye farisitɔwo kple agbalẽ-
fialaa ɖewo, siwo tso Yerusa-
lem va la, ƒo ƒu ɖe egbɔ. 2 Eye
wokpɔ bena, eƒe nusrɔ̃laa ɖewo
le abolo ɖum kple asi ƒoɖi, egɔ-
me nye asi maklɔmaklɔe la; —
3 elabena farisitɔwo kple Yuda-
tɔwo katã la, ne womeklɔ asi
nyuie o la, womeɖua nu o; ale
wonɔa ŋku lém ɖe amegãwo ƒe
kɔ la ŋuti vevie; 4 eye ne wotso
asi me gbɔ la, ne womele tsi o
la, womeɖua nu o, eye nu bubu
geɖewo li, siwo ŋuti woléa ŋku
ɖo le tsikpluwo kple zewo kple
ganuwo kɔklɔ la me.[d] — 5 Eye
farisitɔwo kple agbalẽfialawo biae
bena: Nukaŋuti wò nusrɔ̃lawo
mezɔna le amegãwo ƒe kɔa nu o,
ke boŋ woɖua abolo asi maklɔ-
maklɔe mahã? 6 Eɖo ŋu na wo
bena: [e]Yesaya gblɔe ɖi nyuie le
mi alakpatɔwo ŋuti, abe alesi wo-
ŋlɔe ɖi ene bena: „Dukɔ sia le
buyem kple nuyiwo; gake woƒe
dzi te ɖa xaa tso gbɔnye. 7 Ke
dzodzroe wole subɔyem, hele nu-
fiafia, siwo nye amewo ƒe sede-
ɖewo la fiam.“ 8 Miegblẽ Mawu
ƒe se la ɖi, eye mielé amewo ƒe
kɔnyinyi me ɖe asi le zewo kple
kpluwo kɔklɔ me; eye nu bubu
geɖe, siwo le abe esiawo ene la,
miewɔna. 9 Eye wògblɔ na wo
bena: Mieɖe Mawu ƒe se la ɖa
nyuie, bena mianyi mia ŋutɔwo
ƒe kɔ. 10 Elabena Mose gblɔ be-
na: [h]„Bu fofowò kple dawò; eye
amesi ke gblɔa nya vɔ̃ ɖe fofoa
kple dadaa ŋuti la, ku ke wòa-
ku;“ 11 ke miawo la miegblɔ be:
Ne amea ɖe lagblɔ na fofoa alo
dadaa bena: Nusi ke nate ŋu akpɔ
tso gbɔnye la, nanye korban (esi
gɔme enye nunana na Mawu), 12
miena mɔe be, wòagawɔ naneke
na fofoa alo dadaa o; 13 eye
miena Mawu ƒe nya la tsi ma-
bumabu le miaƒe kɔ, si mieɖo
anyi la ŋuti; eye nusiawo tɔgbe
geɖe miewɔna.
14 Eye wògayɔ ameha la va
egbɔ, gblɔ na wo bena: Mi katã
miɖo tom, ne miase nu gɔme.
15 Naneke meli, si atso gota ayi

de ame me, si ate ŋu afo dii o;
ke boŋ nusiwo le go dom tso ame
me la, woawoe nye nusiwo foa
di ame.[b] 16 Ne amea de to senu
li nɛ la, nesee! 17 Eye esi wò-
dzo le ameha la gbɔ yi de afe
me la, efe nusrɔ̃lawo bia lo la
gɔmee. 18 Eye wògblɔ na wo
bena: Ale miawo hã mienye ame
masenugɔmewoe nye esi mahã?
Alo miedze sii kpɔ bena, nusia-
nu, si tsoa gota yina de ame mɛ
la, mate ŋu afo dii o;[f] 19 elabe-
na menye efe dzi me wòyina do
o, hafi boŋ efe dɔ me wòyina do,
eye wòdadena de kpɔxa, le esia
me nududuawo katã ŋuti kɔna le-
na o mahã? 20 Eye wògblɔ be-
na: Nusi ke doa go tsoa ame me
la, eya foa di ame. 21 Elabena
tso ame fe dzi me ke nu vɔ̃di su-
suwo doa go tsona, matrewɔwɔ-
wo, fififiwo, amewuwuwo,[h] 22 aha-
siwɔwɔwo, ŋubiabiãwo, nu vɔ̃di
wɔwɔwo, beble, ahiãdzedze, ŋku
vɔ̃di, busubɔbɔ, dada, movidzɔ-
dzɔ; 23 nu vɔ̃di siawo katã doa
go tsoa eme ke, eye wofoa di ame.

Yesu da gbe le Kanaan-nyɔnu la fe vinyɔnuvi la ŋu.

24 [k]Eye wòdzo le afima heyi de
Tiro-nutoawo me. Eye wòyi de
afea de me, eye melɔ̃ be, amea
deke nanyae o, ke mete ŋu ɣla
edokui o. 25 Elabena nyɔnua de,
si gbɔgbɔ makɔmakɔ le vianyɔ-
nuvi me la, se eŋkɔ, eye wòva
dze klo de efe afɔ nu. 26 Ke nyɔ-
nu la nye Helatɔ, si wodzi le
Sirofoinike; eye wòde kuku nɛ
bena, wòanyã gbɔgbɔ vɔ̃ la ado
goe tso vianyɔnuvi la me. 27 Eye
wògblɔ nɛ bena: Na deviwo nadi
fo gbɔ; elabena menyo bena,
woatsɔ deviwo fe abolo afu gbe
na avũviwo o. 28 Ke eya xɔ edzi
gblɔ nɛ bena: Yoo, Afetɔ! Gake
avũvi, siwo le kplɔ̃ te la, dua de-
viwo fe abolo wuwluiwo tso. 29
Eye wògblɔ nɛ bena: Le nya sia
ŋuti la heyi; gbɔgbɔ vɔ̃ la do go
tso viwònyɔnuvi la me. 30 Eye
esi wòdzo va efe me la, ekpɔ
devi la mlɔ aba dzi, eye gbɔgbɔ
vɔ̃ la do go.

Yesu da gbe le adetututɔa de ŋu.

31 Esi wògado go tso Tiro-nu-
toawo me la, etso Sidon heto Ga-
lilea-fu la nu heva Dekapoli-nu-
toawo me ke.[a] 32 Eye wotsɔ amea
de, si nye tokunɔ kple adetututɔ
la, va egbɔ, eye wode kuku nɛ
bena, wòatsɔ efe asi ada de edzi.[d]
33 Eye wòtsɔ eyama hefo asae
tso ameha la gbɔ, eye wòtsɔ efe
asibidewo fo de efe to me, [e]eye
wòde ta do efe ade nu; 34 eye
esi wòle dzifo kpɔm la, ede hũ,
eye wògblɔ nɛ bena: „Hefata“,
si gɔme enye: Ʋua! 35 Tete efe
to la ʋu, eye enumake efe adeka
hã dɔ do, eye wòfo nu nyuie.
36 Eye wòde se na wo bena, woa-
gatoe na amea deke o; ke gede
alesi wòde se na woe la, gede
wu woyi dakakae.[g] 37 Eye kuvia
do wo ŋutɔ, eye wole gbɔgblɔm
bena: Ewɔ nuwo katã nyuie, ena
tokunɔwo sea nu, eye adetututɔ-
wo hã foa nu.

Yesu nyi ame 4000.

8. [i]Le ŋkeke mawo me, esi ameha
gãa de gava, eye naneke mele
wo si, be woadu o la, Yesu yɔ
efe nusrɔ̃lawo va egbɔ gblɔ na
wo bena: 2 Nye dɔme trɔ de ameha
la ŋuti; elabena egbee nye ŋke-
ke etɔ̃agbe wole ŋutinye, eye wo-
mekpɔ naneke, be woadu o;[l] 3 eye
ne medo mɔ wo dɔme ɣeyi, be
woayi afe la, afetrɔ latsɔ wo le
mɔ dzi, eye wo dome amea dewo
hã tso didife. 4 Eye efe nusrɔ̃-
lawo xɔ edzi nɛ bena: Afika amea
de late ŋu akpɔ abolo atsoe le
gbedzi afii, be amesiawo nadi fo
mahã? 5 Eye wòbia wo bena:
Abolo nenie le mia si mahã? Ke
wogblɔ bena: Wo ame adre. 6 Eye
wòdo bena, ameha la nabɔbɔ nɔ
anyigba; eye wòtsɔ abolo adre
la, eye esi wòda akpe de wo dzi
la, eŋe me, eye wòtsɔe na efe
nusrɔ̃lawo, bena woatsɔe na wo,
eye wotsɔe do ameha la kɔ me.
7 Eye lãvi ʋeea dewo hã le wo si,
eye esi wòyra de wo dzi la, ena
wotsɔ woawo hã do wo kɔ me.
8 Eye wodu nu, eye wodi fo, eye
wofɔ kakɛ, siwo susɔ la, wòde
kevi adre.[m] 9 Ke wo nu anɔ ame
akpe ene, eye wòdo mɔ wo. 10
Eye enumake wòdo ʋu kple efe
nusrɔ̃lawo, eye wova Dalmanuta-
nutoawo me.

a Mat. 15, 29-31.
b Ro. 14, 14; Ti. 1, 15.
d Mat. 9, 32; Lu. 11, 14.
e 8, 23.
f Mat. 16, 9.
g 5, 43.
h Yak. 1, 14; Ro. 7, 14; Gal. 5, 17; Mo. I. 6, 5.
i kp. 1–10 kpɔ Mat. 15, 32-39.
k kp. 24-30 kpɔ Mat. 15, 21-28.
l 6, 34; Mat. 14, 14.
m Fia. II. 4, 44.

Yesu ƒo nu le dzesiwo kple farisitɔwo ƒe amɔwɔ ʋaʋã ŋuti.

11 [b]Eye farisitɔwo do go va,
eye wodeasi nusesẽ me kplii hele
dzesi biamii tso dziƒo hele etem
kpɔ. 12 Eye wòɖe hũ le eƒe gbɔ-
gbɔ la me gblɔ bena: Nukaŋuti
dzidzime sia le dzesi dim mahã?
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Womele dzesia ɖeke na ge dzi-
dzime sia o.[d] 13 Eye wògblẽ wo
ɖi gaɖo ʋu heyi go keme dzi.
14 Eye woŋlɔ abolotsɔtsɔ ɖe
asi be, eye ɖeke mele wo si le
ʋua me o, negbe abolo ɖeka ko.
15 Eye wòɖe se na wo bena:
[f]Mikpɔ nyuie, eye milé be na mia
ɖokui le farisitɔwo ƒe amɔwɔ ʋa-
ʋã kple Herodes ƒe amɔwɔ ʋa-
ʋã la ŋuti. 16 Eye woke ɖi le
wo nɔewo dome gblɔ bena: Le
esi mietsɔ abolo ɖe asi o la ŋu-
tie. 17 Eye esi wòdze sii la, egblɔ
na wo bena: Nuka miele ɖi kem
be, mietsɔ abolo ɖe asi o mahã?[h]
Ðe miedze si nu kpɔ haɖe alo se
nu gɔme hã oa, alo miaƒe dzime
ɖe wògasẽ mahã? 18 Ŋku li na
mi, miekpɔa nu o! Eye to li na
mi, miesea nu o! Eye mieɖoa
ŋku nu dzi o,[k] 19 bena meŋe abo-
lo atɔ̃ me hemã ɖe ame akpe atɔ̃
dome, eye abolo kakɛawo la kevi
nenie mieƒɔ mahã? Wogblɔ nɛ
be: Wo ame wuieve.[n] 20 Eye wo
ame adre ɖe ame akpe ene dome
la, kakɛawo la kevi nenie fũ mie-
fɔ mahã? Eye wobena: Wo ame
adre.[o] 21 Eye wògblɔ na wo be-
na: Ðe miese nu gɔme haɖe ke
o mahã?

Yesu yɔ do ŋkuagbãtɔa ɖe.

22 Eye wòva Betsaida. Eye wo-
kplɔ ŋkuagbãtɔa ɖe va egbɔ, eye
woɖe kuku nɛ bena, wòaɖe asi
eŋu. 23 Eye esi wòlé ŋkuagbãtɔ
la ƒe alɔnu la, ekplɔe do go tso
du la me, eye esi wòɖe ta ɖe ŋku
dzi nɛ, eye wòtsɔ eƒe asiwo ɖo
edzi la, ebiae bena: Ele nane kpɔ-
ma?[s] 24 Esi wòwu ŋku dzi la,
egblɔ bena: Mekpɔ amewo; me-
kpɔ wo wole abe atiwo ene hele
azɔli zɔm. 25 Tete wògatsɔ eƒe
asiwo ɖo eƒe ŋkuwo dzi, eye wò-
klẽ ŋku sesie; eye wòɖɔe ɖo, eye
wòkpɔ nusianu nyuie. 26 Eye
wòɖɔe ɖo ɖe eƒe me gblɔ bena:
Megayi ɖe du la me o.[v]

a kp.27-9,1 kpɔ Mat. 16, 13-28; Lu. 9, 18—27.
b kp. 11-21 kpɔ Mat. 16, 1—12; Mat. 12, 38. 39.
d Lu. 11, 29.
e Mat. 14, 2; 17, 10.
f Lu. 12, 1; Gal. 5, 9; Kor. 1. 5, 6.
g 5, 43.
h 6, 52; 4, 12.
i Mat. 16, 22; Yoh. 11, 9.
k Lu. 24, 25.
l Sam. II. 19, 22.
n 6, 43.
o kp. 8 lia.
p Mat. 10, 38.
r Yoh. 12, 25.
s 7, 33; Yoh. 9, 6.
t Mat. 10, 33.
u 14, 62; Mat. 26, 64.
v 5, 43.

Petro ʋu Yesu me.

27 [a]Eye Yesu do go kple eƒe
nusrɔ̃lawo heyi ɖe Kaisarea Fili-
pi ƒe kɔƒewo me; eye le mɔ dzi
la ebia eƒe nusrɔ̃lawo gblɔ na
wo bena: Ameka amewo gblɔna
bena, menye mahã? 28 Ke wo-
gblɔ nɛ bena: Yohanes mawutsi-
detanamelae, eye bubuwo bena:
Eliya ye; ke bubuwo bena: Nya-
gblɔɖilawo dometɔ ɖekae.[e] 29 Eye
wòbia wo bena: Ke miawo la,
ameka miegblɔna bena, menye
mahã? Eye Petro ɖo ŋu gblɔ nɛ
bena: Wòe nye Kristo la. 30 Eye
wògbe nya na wo bena, woaga-
gblɔ nya le ye ŋuti na amea ɖe-
ke o.[g]

Yesu gblɔ nya le eƒe fukpekpe ŋuti zi gbãto.

31 Eye wòɖe asi wo fiafia me
bena: Ele na Amegbetɔvi la be-
na, wòakpe fu geɖe, eye amegã-
wo kple nunɔlagãwo kple agbalẽ-
fialawo woado vloe, eye woawui,
eye wòatsi tre le ŋkeke etɔ̃agbe.
32 Eye wòto nya sia na wo faa.
Tete Petro ɖe kpɔe, eye wòɖe
asi nyagbegbe me nɛ.[i] 33 Ke
etrɔ kpɔ eƒe nusrɔ̃lawo, eye wò-
gbe nya na Petro gblɔ bena: Te
ɖokuiwò ɖa yi megbenye, Sata-
na! Elabena menye Mawu tɔ nè-
susu o, negbe nusi nye amegbe-
tɔwo tɔ la ko.[l]
34 Eye wòyɔ ameha la kple eƒe
nusrɔ̃lawo va egbɔ gblɔ na wo
bena: Amesi ke le lɔlɔ̃m bena,
yeadze yonyeme la, negbe nu le
ye ŋutɔ ɖokui gbɔ, eye wòatsɔ
eƒe atitsoga, eye wòadze yonye-
me.[p] 35 Elabena amesi ke di be,
yeaɖe yeƒe agbe la, atsrɔ̃e; ke
amesi atsrɔ̃ eƒe agbe le nye kple
nyanyuie la ŋuti la, aɖee.[r] 36
Elabena viɖe ka wòanye na ame,
ne xexeme blibo la katã zu etɔ,
ke wòabu eƒe luʋɔ mahã? 37
Alo nuka amegbetɔ atsɔ ana
agaxɔ eƒe luʋɔ mahã? 38 Ela-
bena amesi ke kpe ŋu nye kple
nye nyawo le dzidzime wɔahasi
kple dzidzime wɔnuvɔ̃ sia dome
la, Amegbetɔvi la hã akpe ŋui,
ne ava le Fofoa ƒe ŋutikɔkɔe me
kple mawudɔla kɔkɔeawo.[t]

Yesu trɔ eƒe nɔnɔme le toa dzi.

9. [u]Eye wògblɔ na wo bena: Va-
vã mele egblɔm na mi bena:

Amea ḍewo le amesiwo le tsitre
le afisia la dome, siwo mele ku
ḍɔ ge akpɔ o, vaseḍe esime woa-
kpɔ Mawu ƒe fiaḍuƒe la wògbɔna
kple ŋusẽ.

2 [a]Ŋkeke ade megbe la Yesu
ḍe Petro, Yakobo kple Yohanes
kpe ḍe eḍokui ŋuti, eye wòkplɔ
wo yi to kɔkɔa ḍe dzi, woawo
ḍeḍe; eye eƒe nɔnɔme trɔ le woƒe
ŋku me, 3 eye eƒe awuwo trɔ le
dzo dam hefu tititi, eye nunyālaa
ḍeke mele anyigba dzi ate ŋu awɔ
wo woafu alea o. 4 Eye Eliya
kple Mose woḍe wo ḍokui fia wo,
eye wole nu ƒom kple Yesu. 5 Eye
Petro xɔ edzi gblɔ na Yesu be-
na: Rabi, enyo na mi bena, mia-
nɔ afisia, eye miawɔ agbadɔ etɔ̃,
tɔwò ḍeka, Mose tɔ ḍeka kple
Eliya tɔ ḍeka. 6 Elabena menya
nusi wòagblɔ o, elabena wovɔ̃ ŋu-
tɔ. 7 Eye alilikpo va do vɔvɔli ḍe
wo dzi, eye gbe tso alilikpo la
me gblɔ bena: „Amesia enye vi-
nye, si nyemelɔ̃a nu egbɔ o, mi-
ḍo to eyama!“ 8 Eye enumake,
esi wole ŋku tsam godoo la, wo-
megakpɔ amea ḍeke o, negbe
Yesu ḍeka koe le wo gbɔ.

9 Eye esi wole ḍiḍim tso to la
dzi la, Yesu de se na wo bena,
woagagblɔ nusiwo wokpɔ la, na
amea ḍeke o, negbe ne Amegbe-
tɔvi la tsi tre tso ame kukuwo
dome ko.[d] 10 Eye wodzra nya la
ḍo, eye wobia le wo nɔewo do-
me bena: Nukae nye tsitretsitsi
tso ame kukuwo dome la mahã?
11 Eye wobiae gblɔ bena: Aleke
wòle be, farisitɔwo kple agbalẽ-
fialawo gblɔ bena: Ele na Eliya
be, wòava gbãgbiagbã mahã? 12
Ke egblɔ na wo bena: Eliya gbɔ-
na gbãgbiagbã, eye wòaḍɔ nuwo
katã ḍo; eye aleke woŋlɔ ḍi le
Amegbetɔvi la ŋuti bena, akpe
fu geḍe, eye woado vloe mahã?
13 Gake mele egblɔm na mi be-
na: Eliya va xoxo, eye wowɔ nusi
wolɔ̃ la, ḍe eŋuti, abe alesi wo-
ŋlɔ ḍi le eŋuti ene.

Yesu da gbe le gbɔgbɔ vɔ̃ tɔa ḍe ŋu.

14 [f]Eye esi wòva nusrɔ̃lawo gbɔ
la, ekpɔ ameha gãa ḍe ƒo xlã wo,
eye agbalẽfialawo le nu sẽm kpli
wo. 15 Eye enumake, esi ameha
la katã kpɔe la, dzidzi ƒo wo ŋu-
tɔ, eye wosi du yi egbɔ hedo gbe
nɛ. 16 Eye wòbia wo bena: Nuka
miele nu sẽm kpli wo? 17 Eye
ame ḍeka tso ameha la dome ḍo
eŋu nɛ bena: Nufiala, mekplɔ vi-
nyeŋutsuvi, si me gbɔgbɔ maƒo-
nu le la, va gbɔwò; 18 eye afisi
ke wòlée le la, enyamanɛ, eye
futukpɔ dona le enu, eye wòḍua
aḍukli, eye wòḍia ku; megblɔ na
wò nusrɔ̃lawo bena, woanyãe ado
goe, eye womete ŋui o. 19 Eye
wòḍo eŋu na wo gblɔ bena: O,
dzidzime maxɔse! Ɣekaɣi manɔ
anyi kpli mi ase ḍo? Eye ɣe-
kaɣi mado dzi ahe mi ase ḍo ma-
hã? Mikplɔe va gbɔnye! 20 Eye
wokplɔe va egbɔ; esi wòkpɔe la,
enumake gbɔgbɔ la nyamae, eye
wòtsyɔ kplo hele dablibɛ ƒom le
futukpɔ ḍem. 21 Eye wòbia fofoa
bena: Ɣekaɣi nusia va edzi ma-
hã? Eye wòbena: Tso keke eƒe
ḍevime kee. 22 Eye enuenu wò-
tsɔnɛ ƒua dzo me kple tɔ me, bena
yeawui; ke ne àte ŋu awɔ nane
la, kpɔ miaƒe nublanui, ne naxɔ
na mi. 23 Eye Yesu gblɔ nɛ be-
na: Ne àte ŋui! Amesi xɔe se
la, ate ŋu awɔ nusianu.[b] 24 Enu-
make ḍevia fofo do ɣli gblɔ bena:
Mexɔe se, xɔ na nye maxɔse la!
25 Ke esi Yesu kpɔ bena, ameha
la le du ƒum gbɔna la, ewo ḍe
gbɔgbɔ makɔmakɔ la ta gblɔ be-
na: Wò gbɔgbɔ maƒonu kple to-
kunɔ, mede se na wò, do go le
eme, eye tso esia dzi la megayi
ḍe eme o! 26 Eye wòdo go kple
ɣlidodo hele enyamam ŋutɔ, eye
wòzu abe ḍe wòku ene; ale bena
ame geḍewo gblɔ bena: Eku. 27
Ke Yesu lé eƒe alɔnu hekɔe ḍe
dzi, eye wòtsi tre. 28 Eye esi
wòva afea me la, eƒe nusrɔ̃lawo
ḍeḍe va egbɔ biae bena: Aleke
wɔ míawo míete ŋu nyãe do go
o mahã? 29 Eye wògblɔ na wo
bena: Esia ƒomevi la mate ŋu
ado go to naneke me o, negbe to
gbedododa kple nutsitsidɔ me ko.

Yesu gblɔ nya le eƒe fukpekpe ŋu zi evelia.

30 [e]Eye esi wodze le afima la,
wotso Galilea me yi, eye melɔ̃ be-
na, ame̱a ḍeke nanya ye o. 31 Ela-
bena efia nu eƒe nusrɔ̃lawo, eye
wògblɔ na wo bena: Woade Ame-
gbetɔvi la asi na amewo, eye woa-
wui, eye ne wowui la, agatsi tre
le ŋkeke etɔ̃agbe. 32 Ke woawo

[a] kp. 2—13 kpɔ Mat. 17, 1—13. Lu. 9, 24—36; Pet. II. 1, 16 v. 18; Mo. II. 34, 29.

[b] Mat. 21, 21; Lu. 17, 5.

[d] Mat. 16, 20.

[e] kp. 30-32 kpɔ Mat. 17, 22. 23; Lu. 9, 43—45.

[f] kp. 14-29 kpɔ Mat. 17, 14-21; Lu. 9, 37—42.

la womese nya sia gɔme o, eye
wovɔ̃ le ebiabia ŋuti.

**Ameka fo ta le mawufiaɖuƒe la me? Le nuɖiaɖianana ŋuti.**

33 [a]Eye wòva Kapernaum. Esi
wòva aƒe me la, ebia wo bena:
Nuka miele ɖi kem le mia nɔe-
wo dome le mɔ dzi mahã? 34 Ke
wozi kpi; elabena wole nya ɖlim
le wo nɔewo dome le mɔ dzi be-
na: Amekae nye gãtɔ mahã? 35
Eye esi wòbɔbɔ nɔ anyi la, eyɔ
amewuieveawo, eye wògblɔ na wo
bena: Ne amea ɖe di bena, yea-
nye gbãtɔ la, nanye wo katã ƒe
mlɔetɔ kple wo katã ƒe subɔla.[g]
36 Eye wòtsɔ ɖevi suea ɖe ɖo wo
titina, eye wòlée ɖe eƒe akɔnu
gblɔ na wo bena: 37 Amesi ke
laxɔ ɖevi siawo dometɔ ɖeka le
nye ŋkɔ dzi la, nyee wòxɔ, eye
amesi ke laxɔm la, menye nye
wòxɔ o, ke boŋ amesi dɔm lae.[i]
38 Yohanes gblɔ nɛ bena: Nu-
fiala, míekpɔ amea ɖe, si le gbɔ-
gbɔ vɔ̃wo nyãm le go dom le wò
ŋkɔ la dzi, eye míegbe nɛ, ela-
bena mele mía yome o. 39 Eye
Yesu gblɔ bena: Migagbe nɛ o![l]
Elabena amea ɖeke meli, si awɔ
ŋusẽdɔ le nye ŋkɔ la dzi, eye
wòate ŋu agblɔ nya vɔ̃ enumake
ɖe ŋunye o. 40 Elabena amesi
ke meto vo ɖe mía ŋuti o la, eya
le mía dzi.[p] 41 Elabena amesi ke
ana tsi kplu ɖeka mi be, miano
le nye ŋkɔ me, esi wònye Kristo
tɔ mienye ŋuti la, vavã mele
egblɔm na mi bena: Eƒe fetu la
mele eŋu tsi ge o. 42 Ke amesi
ke laɖia ɖevi sue, siwo xɔa dzi-
nye sena, dometɔ ɖeka nu la,
enyo nɛ wu bena, woatsɔ té atsi
ɖe kɔ nɛ, eye woatsɔe aƒu gbe
ɖe ƒu me.[s] 43 Eye ne wò asi ɖia
nu wò la, lãe ɖa; enyo na wò be-
na, nayi ɖe agbe la me kple asi-
kpo, wu esi asi eve nanɔe na wò,
eye nayi ɖe dzomavɔɖe la me,[u]
44 afisi woƒe nyẽ mekuna le o,
eye dzo la hã metsina le o. 45 Ke
ne wò afɔ ɖia nu wò la, lãe ɖa;
enyo na wò be, nayi ɖe agbe la
me kple afɔkpo, wu esi afɔ eve
nanɔe na wò, eye woatsɔ wò aƒu
gbe ɖe dzomavɔɖe la me, 46 afisi
woƒe nyẽ mekuna le o, eye dzo
la hã metsina le o. 47 Eye ne
wò ŋku ɖia nu wò la, hoe le eme;
enyo na wò bena, nayi ɖe mawu-
fiaɖuƒe la me kple ŋku ɖeka, wu
esi ŋku eve nanɔe na wò, eye
woatsɔ wò aƒu gbe ɖe dzomavɔ-
ɖe la me,[b] 48 afisi woƒe nyẽ me-
kuna le o, eye dzo la hã metsina
le o.[d] 49 Elabena amesiame la
woatsɔ dzo aɖe dzee,[e]eye vɔsasa
sia vɔsasa la woatsɔ dze adee.
50 Dze la nu nyui wònye; ke ne
dze bu eƒe vivi la, nuka tsɔ ge
miala aɖo vivii mahã? Mina dze
naɖo mi, eye ŋutifafa nanɔ mia
dome.[f]

**Le srɔ̃tɔwo ƒe mamã ŋuti.**

10. [h]Eye esi wòdzo le afima la,
eva Yudea-nutoawo me kple
Yordan godo, eye amehawo gava
ƒo ƒu ɖe egbɔ, eye abe alesi wò-
nɔa wɔwɔm ene la, egafia nu wo.
2 Eye farisitɔwo va egbɔ, eye wo-
biae hele etem kpɔ bena: Alo
woɖe mɔ na ŋutsu bena, wòaɖe
asi le srɔ̃a ŋu mahã? 3 Eye wò-
ɖo ŋu na wo bena: Aleke Mose
ɖe see na mi mahã?[k] 4 Ke wo-
gblɔ bena: Mose ɖe mɔ bena, woa-
ŋlɔ srɔ̃gbegbalẽ, eye woaɖe asi le
eŋu. 5 Eye Yesu gblɔ na wo be-
na: Le miaƒe dzimesesẽ ŋuti wo-
ŋlɔ se sia ɖi na mi ɖo.[n] 6 Tso
nuwɔwɔ ƒe gɔmedzedzea me ke
la atsu kple asi wòwɔ woe.[o] 7 Le
esia ta ame agblẽ fofoa kple da-
daa ɖi, eye wòalé ɖe srɔ̃nyɔnua
ŋuti, 8 eye wo kpakple eve woa-
nye ŋutilã ɖeka, ale bena tso esia
dzi yina la womeganye ame eve
o, negbe ŋutilã ɖeka ko. 9 Azɔ
nusi ke Mawu bla ɖekae la, ame
nagamã me o.[r] 10 Eye le aƒea
me la nusrɔ̃lawo gabia le nya sia
ŋuti. 11 Eye wògblɔ na wo be-
na: Amesi ke aɖe asi le srɔ̃a ŋuti,
eye wòaɖe bubu la, ewɔ ahasi ɖe
eyama ŋuti;[t] 12 eye ne nyɔnu
agbe srɔ̃a, eye wòaɖe bubu la,
ewɔ ahasi.

**Yesu yra ɖeviwo.**

13 [v]Eye wotsɔ ɖevi suewo va
egbɔ be, wòaɖa asi ɖe wo dzi;
ke nusrɔ̃lawo blu ɖe amesiwo tsɔ
wo vɛ la ta. 14 Ke esi Yesu kpɔe
la, menyo eŋu o, eye wògblɔ na
wo bena: Mina ɖeviwo nava gbɔ-
nye, eye migaxe mɔ na wo o;
elabena nenem mewo tɔenye ma-
wufiaɖuƒe la. 15 Vavã mele egblɔm

a kp. 33-50 kpɔ Mat. 18, 1–9: Lu. 9, 46–50.
b Mat. 5, 29.
d Yes. 66, 24.
e Mo. III. 2, 13.
f Lu. 14, 34: Mat. 5, 13.
g 10, 43; Mat. 20, 26.
h kp. 1–12 kpɔ Mat. 19, 1–9.
i Mat. 10, 40: Yoh. 13, 20.
k Mat. 5, 31; Mo. V. 24, 1.
l Kor. I. 12, 3: Mo. IV. 11, 29.
n Mo. V. 9, 27.
o Mo. I. 1, 27: 2, 24: Ef. 5, 31: Kor. I. 6, 16.
p Mat. 12, 30.
r Kor. I. 7, 10.
s Lu. 17, 2; Ro. 14, 13.
t Mat. 5, 32; Lu. 16, 18.
u Mat. 5, 30.
v kp. 13-16 kpɔ Mat. 19, 13-15: Lu. 18, 15–17.

na mi bena: Amesi ke mexɔ ma-
wufiaḍuƒe la abe ḍevi ene o la,
mele eme yi ge o.[a] 16 Eye esi
wòlé wo ḍe eƒe akɔnu la, eyra
wo, le esime wòda asi ḍe wo dzi.[b]

Ḍekakpui kesinɔtɔ la.

17 [d]Eye esi wòdze mɔ dzi la,
amea ḍe si du va dze klo ḍe eƒe
akɔ me, eye wòbiae bena: Nufiala
nyui, nuka mawɔ, bena manyi
agbe mavɔ la dome mahã? 18
Eye Yesu gblɔ nɛ bena: Nuka
nèle yɔyem bena nyui mahã? Amea
ḍeke mele nyui o, negbe Mawu
ḍeka ko. 19 Enya seawo benɔ:
[g]„Megawɔ ahasi o. Megawu ame
o. Megafi fi o. Megaḍi aɖatsoḍase
o. Megaba ame o. Bu fofowò
kple dawò.“ 20 Ke egblɔ nɛ be-
na: Nufiala, mewɔ nusiawo katã
dzi tso nye ḍevime ke. 21 Ke
Yesu kpɔe dũ, eye wòlɔ̃e, gblɔ
nɛ bena: Nu ḍeka susɔ na wò;
heyi ḍadzra nusiwo le asiwò, eye
natsɔ wo ana ame dahewo; eke-
ma kesinɔnu anɔ dziƒo na wò,
eye nava anɔ yonyeme,[i] eye na-
tsɔ atitsoga la. 22 Ke eto mo le
nya sia ŋuti hedzo kple nuxaxa;
elabena nu geḍewo le esi.
23 Eye Yesu tsa ŋku godoo gblɔ
na eƒe nusrɔ̃lawo bena: Aleke
gbegbe wòsẽ na amesiwo si ke-
sinɔnuwo le la, bena woayi ḍe
mawufiaḍuƒe la mee![l] 24 Ke nu-
srɔ̃lawo tsi yaa le eƒe nyawo ŋuti.
Eye Yesu gaxɔ edzi gblɔ na wo
bena: Viwo, esẽ bena,[n] amesiwo
ḍoa dzi ḍe kesinɔnuwo ŋuti la,
nayi ḍe mawufiaḍuƒe la me! 25
Ele bɔbɔe na kpɔsɔ be, wòato abi
ƒe vo me, wu alesi kesinɔtɔwo
nayi ḍe mawufiaḍuƒe la mee. 26
Eye kuvia ḍo wo ŋutɔ, eye wo-
gblɔ na wo nɔewo bena: Ekema
ameka gɔ̃e ate ŋu akpɔ ḍeḍe ma-
hã? 27 Eye Yesu kpɔ wo dũ gblɔ
bena: Amegbetɔwo gbɔ la wo-
mate ŋu awɔ esia o; gake Mawu
gbɔ la woate ŋui; elabena woate
ŋu awɔ nusianu le Mawu gbɔ.[s]
28 Petro de asi gbɔgblɔ me nɛ
bena: Kpɔ ḍa, miawo la miegblẽ
nuwo katã ḍi, eye míedze yowò-
me. 29 Yesu gblɔ bena: Vavã
mele egblɔm na mi bena: Amea
ḍeke meli, si gblẽ xɔ alo nɔvi-
ŋutsuwo alo nɔvinyɔnuwo alo
fofo alo dada alo srɔ̃ alo viwo

[a] Mat. 18, 3.
[b] 9, 36.
[d] kp. 17-31 kpɔ Mat 19, 16-30; Lu. 18, 18–30; 10, 25.
[e] Mat. 20, 16; Lu. 13, 30.
[f] kp. 32-34 kpɔ Mat. 20, 17-19; Lu. 18, 31–34.
[g] Mo. II. 20, 12 v. 17.
[h] Mat. 16, 21.
[i] Mat. 6, 20; Lu. 12, 33; 16, 9.
[k] kp. 35-45 kpɔ Mat. 20, 20-28.
[l] Mat. 13, 22.
[n] Tim. I. 6, 17.
[o] Ps. 110, 1.
[p] Lu. 12, 50.
[r] Da. 12, 2.
[s] Lu. 1, 37.

alo agblewo ḍi le nye kple nya-
nyuie la ŋuti, 30 ne menye bena,
ḍe wòaxɔ teƒeḍoḍo alafa le ɣeyi-
ɣi sia me o: Xɔwo kple nɔviŋu-
tsuwo kple nɔvinyɔnuwo kple da-
dawo kple viwo kple agblewo he-
kpe ḍe yometitiwo ŋuti, kple agbe
mavɔ le xexe, si gbɔna la me.
31 Ke ame geḍe, siwo nye mlɔe-
tɔwo, lazu gbãtɔwo, eye gbãtɔwo
lazu mlɔetɔwo.[e]

Yesu gblɔ nya ḍi le eƒe ŋukpekpe ŋu zi etɔ̃lia.

32 [f]Eye esi wole mɔ dzi yina
Yerusalem la, Yesu dze wo ŋgɔ,
eye woƒe mo wɔ yaa, ke amesiwo
dze eyome la, wovɔ̃. Eye esi wò-
gayɔ ame wuieveawo va egbɔe
la, ede asi nusiwo le edzi va ge
la, gbɔgblɔ me na wo bena: 33
Kpɔ ḍa, míeyina Yerusalem, eye
woade Amegbetɔvi la asi na nu-
nɔlagãwo kple agbalẽfialawo, eye
woatso kufia nɛ, eye woatsɔe ade
asi na trɔ̃subɔlawo;[h] 34 eye woa-
ḍu fewu le eŋuti, eye woaḍe ta
ḍe eŋu, eye woaƒoe kple atam,
eye woawui, eye ŋkeke etɔ̃agbe
la atsi tre.

Zebedeo viwo.

35 [k]Eye Yakobo kple Yohanes,
siwo nye Zebedeo viwo la, va
egbɔ gblɔ nɛ bena: Nufiala, miele
didim bena, nusi ke miabia wò
la, nawɔe na mi. 36 Eye wògblɔ
na wo bena: Nuka dim miele be,
mawɔ na mi mahã? 37 Ke wo-
gblɔ nɛ bena: Na bena, mía do-
me ame ḍeka nabɔbɔ nɔ anyi ḍe
wò nuḍusi me, eye ḍeka hã nanɔ
wò mia me le wò ŋutikɔkɔe la
me.[o] 38 Ke Yesu gblɔ na wo be-
na: Mienya nusi biam miele o.
Alo miate ŋu ano kplu, si no ge
nye ŋutɔ malaa? [p]Alo woade ma-
wutsi ta na mi kple mawutsi, si
woatsɔ ade ta na nye ŋutɔ ma-
hã? 39 Eye wogblɔ nɛ bena:
Miate ŋui. Ke Yesu gblɔ na wo
bena: [r]Kplu, si ke nye ŋutɔ ma-
no la, mianoe, eye mawutsi, si woa-
tsɔ ade ta na nye ŋutɔ la, woa-
tsɔ ade ta na mi; 40 ke anyinɔnɔ
ḍe nye nuḍusi kple mia me la,
menye tɔnye be, mana o, negbe
amesiwo wodzrɛ ḍo ḍi na la ko.
41 Eye esi ame ewo la see la,
ede asi dɔmeveve me na wo le
Yakobo kple Yohanes ŋuti. 42 Eye
Yesu yɔ wo va egbɔ gblɔ na wo

bena: Mienyae bena, amesiwo ŋu bubu le bena, woaɖu dukɔwo dzi la, woawoe ɖua aƒetɔ ɖe wo dzi, eye woƒe amegãwo kpɔa ŋusẽ ɖe wo dzi.[a] 43 Ke negano nenema le mia dome o; ke boŋ amesi di bena, yeazu gã le mia dome la, nanye miaƒe subɔla;[b] 44 eye amesi ke di bena, yeanye gbãtɔ le mia dome la, nanye amewo katã ƒe dɔla.[d] 45 Elabena Amegbetɔvi la hã menye ɖe wòva bena, woasubɔ ye o; ke boŋ bena, yeasubɔ, eye bena, yeatsɔ yeƒe agbe la ana le ame geɖewo ƒe xɔxɔ ta.

Bartimeo.

46 [f]Eye wova Yerixo; eye esi wòdo go tso Yerixo kple eƒe nusrɔ̃lawo kple ameha gã la, Bartimeo, Timeo vi, si nye nubiala ŋkuagbãtɔ la, bɔbɔ nɔ anyi ɖe mɔ to. 47 Eye esi wòse bena, Yesu, Nazaretetɔ lae la, ede asi ɣlidodo me le gbɔgblɔm bena: Yesu, Dawid vi la, kpɔ ye nublanui! 48 Eye ame geɖewo blu ɖe eta, bena wòazi ɖoɖoe; ke egado ɣli geɖe wu tsãtɔ bena: Dawid vi la, kpɔ ye nublanui! 49 Tete Yesu tɔ ɖe tsitre gblɔ bena: Miyɔe ɖa. Eye esi woyɔ ŋkuagbãtɔ la la, wogblɔ nɛ bena: Na wò dzi nadze eme! Tsi tre, ele yɔwòm. 50 Ke esi wòɖe eƒe awu ƒu gbe la, etso hiã va Yesu gbɔ. 51 Eye Yesu xɔ dzi gblɔ nɛ bena: Nuka dim nèle be, mawɔ na wòa? Eye ŋkuagbãtɔ la gblɔ nɛ bena: Rabuni, bena makpɔ nu. 52 Eye Yesu gblɔ nɛ bena: Heyi, wò xɔse la ɖe wò! Eye enumake la wòkpɔ nu, eye wòdze eyome le mɔ la dzi.

Yesu yi Yerusalem.

11. [i]Eye esi wogogo Yerusalem te ɖe Betfage kple Betania ŋu le Amito la ŋuti la, edɔ eƒe nusrɔ̃lawo dome ame eve; 2 eye wògblɔ na wo bena: Miyi ɖe kɔƒe, si le mia ŋgɔ la me, eye enumake, ne miage ɖe eme la, miakpɔ tedzivi, si wode kae, esi dzi amea ɖeke menɔ kpɔ o; mitui, eye mikplɔe vɛ. 3 Eye ne amea ɖe lagblɔ na mi bena: Nukaŋuti miele esia wɔm mahã la, migblɔ be: Aƒetɔ la le ehiãm, eye enumake aɖoe ɖe afisia. 4 Tete wodzo yi, eye wokpɔ tedzivi la, wode kae ɖe agbo la nu le xexe le mɔ to, eye wotui. 5 Eye amesiwo le tsitre ɖe afima la, dometɔa ɖewo bia wo bena: Nuka wɔ, eye miele tedzivi la tum mahã? 6 Eye wogblɔ na wo, abe alesi Yesu gblɔ la ene; eye woɖe mɔ le eŋu na wo. 7 Tete wokplɔ tedzivi la va Yesu gbɔ, eye wotsɔ woƒe avɔwo ɖo edzi; eye wòbɔbɔ nɔ edzi. 8 Eye ame geɖewo keke woƒe avɔwo ɖe mɔ la dzi, ke bubuwo ya gbewo tso agblewo me.[e] 9 Eye amesiwo le eŋgɔ kple esiwo le eyome la, do ɣli gblɔ bena: Hosana! Woayra amesi gbɔna le Aƒetɔ la ƒe ŋkɔa me.[g] 10 Woayra mía fofo Dawid ƒe fiaɖuƒe, si gbɔna la! Hosana le dzifo ʋĩ!

Yesu ƒo fi ɖe gboti matseku la, nyã nudzralawo le gbedoxɔ me; egblɔ ŋya le xɔse, gbedodoɖa kple avuléle ŋuti.

11 [h]Eye wòyi Yerusalem ɖe mawuƒe la me, eye esi wòtsa ŋku nuwo katã godoo, eye fiẽsi le dodom la, eyi ɖe Betania kple ame wuieve la.

12 Eye esi ŋu ke wodo go tso Betania la, dɔ wui. 13 Eye esi wòkpɔ gbotia ɖe le adzɔge, si dzi aŋgbawo le la, eyi bena ɖewohĩ yeakpɔ nane le edzi; eye esi wòte ɖe eŋu la, mekpɔ naneke o, negbe aŋgbawo ko, elabena gbotiwo tseɣi meɖo haɖe o. 14 Eye wòɖe asi gbɔgblɔ me nɛ bena: Tso esia dzi yina la amea ɖeke maɖu wò kutsetsea ɖeke o halase tegbetegbe. Eye eƒe nusrɔ̃lawo see.

15 Eye wova Yerusalem; eye esi wòyi ɖe mawuƒe la me la, ede asi amesiwo le nu dzram kple amesiwo le nu ƒlem le mawuƒe la me la, nyanyã me do goe, eye wòmu gaduɖɔlawo ƒe kplɔ̃wo kple amesiwo le ahɔ̃newo dzram la, ƒe zikpuiwo ƒu anyi.[k] 16 Eye meɖe mɔ bena, amea ɖeke netsɔ goe ato mawuƒe la me o. 17 Eye wòfia nu gblɔ na wo bena: Alo womeŋlɔ ɖi bena: [l]Woayɔ nye aƒe la be gbedoxɔ na dukɔwo katã oa? [m]Ke miawo la mietsɔe wɔ adzodalawo ƒe doe. 18 Eye nunɔlagãwo kple agbalẽfialawo see, eye wodi, alesi woawɔ awui, elabena wovɔ̃e; elabena kuvia ɖo

[a] Lu. 22, 25—27.
[b] 9, 35.
[d] Mat 18, 4; 23, 11; Pet. I. 5, 3.
[e] Fia. II. 9, 13.
[f] kp. 46-52 kpɔ Mat. 20, 29-34; Lu. 18, 35—43.
[g] Ps. 118, 25. 26.
[h] kp. 11-24 kpɔ Mat. 21, 12-22; Lu. 19, 45—48.
[i] kp. 1—10 kpɔ Mat 21, 1—9; Lu. 19, 29—38; Yoh. 12, 12-16
[k] Yoh. 2, 14.
[l] Yes. 56, 7.
[m] Yer. 7, 11.

ameha blibo la katã le efe nufia-
fia la ŋuti.
19 Eye ne fiẽsi ɖo la, edoa go
le dua me.
20 Eye esi wòva yina le ŋdi
me la, wokpɔ gboti la yrɔ sũ tso
keke efe ke te. 21 Eye Petro
ɖo ŋku edzi gblɔ nɛ bena: Rabi,
kpɔ ɖa, gboti, si nèfo fi dee la
yrɔ. 22 Eye Yesu xɔ dzi gblɔ
na wo bena: Mawu dzi xɔse nenɔ
mia si! 23 Vavã mele egblɔm na
mi bena: bAmesi ke lagblɔ na to
sia bena: Ho, ne nayi aɖadze fu
me, eye mekea ɖi le efe dzi me
o, hafi boŋ wòxɔnɛ sena bena,
nusi gblɔm yele, le eme va ge la,
ava ve me nɛ. 24 Eyaŋuti mele
egblɔm na mi bena: cNusianu, si
ke ta miado gbe ɖa le, eye mia-
bia la, mixɔe se bena, asu mia
si, eye ava ve me na mi. 25 Eye
ne miele tsitre le gbe dom ɖa,
eye nyaa ɖe le miafe dzi me ɖe
amea ɖe ŋu la, mitsɔe kee, bena
mia Fofo, si le dzifowo la, natsɔ
miafe vodadawo hã ake mi.f 26
Ke ne mietsɔe ke o la, ekema mia
Fofo, si le dzifowo la, matsɔ mia-
fe vodadawo hã ake mi o.

Yesu ɖi efe ŋusẽ ta.

27 gEye wogava Yerusalem; eye
esi wòle tsatsam le mawufe la me
la, nunɔlagãwo kple agbalẽfiala-
wo kple dumegãwo va egbɔ; 28
eye wogblɔ nɛ bena: Ŋusẽ ka
nètsɔ wɔ esiawoe; alo ameka tsɔ
ŋusẽ sia na wò be, nawɔ esiawoe
mahã?i 29 Eye Yesu gblɔ na wo
bena: Nye hã mabia nya ɖeka
mi, ne mieɖo eŋu nam la, nye hã
magblɔ ŋusẽ, si metsɔ wɔ esia-
woe la, na mi. 30 Yohanes fe
mawutsidedetaname la ɖe, dzifo
wòtso loo, alo amewo gbɔ wòtso
mahã? Miɖo eŋu nam! 31 Eye
woke ɖi le wo nɔewo dome bena:
Ne miegblɔ bena: Dzifo wòtso
la, agblɔ bena: Nukaŋuti miexɔ
edzi se o mahã? 32 kAlo ɖe mía-
gblɔ bena: Amewo gbɔ wòtsoa?
— Wovɔ̃ dukɔ la; elabena amea-
wo katã bua Yohanes bena, nya-
gblɔɖila ŋutɔŋutɔ wònye. 33 Eye
woxɔ edzi gblɔ na Yesu bena:
Míenyae o. Eye Yesu gblɔ na
wo bena: Ekema nye hã nye-
magblɔ ŋusẽ, si metsɔ wɔ esia-
woe la, na mi o.

a kp. 1—12 kpɔ Mat. 21, 32-46; Lu. 20, 9—19; Yes. 5, 1; Ps. 80, 9.
b Mat. 17, 20; Lu. 17, 6; Kor. I. 13, 2; Yak. 1, 6.
d Do. 7, 52.
e Mat. 18, 19; 7, 7.
f Mat. 6, 14; 5, 23. 24.
g kp. 27-33 kpɔ Mat. 21, 23-27; Lu. 20, 1—8.
h Ps. 118, 22. 23.
i Yoh. 2, 18.
k Mat. 14, 5.
l Mo. V. 1, 17; 10, 17; 17, 15.

Lododo le weinbɔɖbledelawo ŋuti.

12. aEye wòde asi nufofo me na
wo le lododowo me bena:
Amea ɖe de weingble, eye wòtɔ
kpɔ ɖe eŋu godoo, eye wòwɔ wein-
fiãnu ɖe eme, eye wòtu mɔ̃ ɖe
eme, eye wòtsɔe de asi na agble-
ŋlɔlawo heyi nugbe. 2 Eye esi
ɣeyiɣia ɖo la, edɔ dɔla ɖo ɖe
agbleŋlɔlawo gbɔ bena, yeaxɔ
agble la me kutsetsea ɖewo tso
eŋlɔlawo si me. 3 Eye wolée,
eye wofoe, eye woɖoe ɖa asi fu-
flu. 4 Eye wògadɔ dɔla bubu ɖo
ɖe wo gbɔ; eye wode abi eya
fe ta ŋu, eye wodo ŋukpee.d 5
Eye wògadɔ bubu ɖa; eye wowu
eya kple ame bubu geɖewo, eye
wofo ɖewo, eye wowu ɖewo. 6
Azɔ esi vi ɖeka, si melɔ̃a nu
egbɔ o la, gale esi la, mlɔeba la
edɔ eya hã ɖo ɖe wo gbɔ gblɔ
bena: Woasi vinyeŋutsuvi la ɖa.
7 Tete agbledela mawo gblɔ na
wo nɔewo bena: Esiae nye dome-
nyila la, miva, ne miawui, eye
domenyinyi la nazu mia tɔ. 8
Eye esi wolée la, wowui, eye wo-
kɔe fu gbe ɖe weingble la xa.
9 Azɔ nuka weingble la fe afetɔ
awɔ mahã? Ava, eye wòatsrɔ̃
agbledelawo, eye wòatsɔ wein-
gble la ade asi na ame bubuwo.
10 Ɖe miexlẽ ŋɔŋlɔ sia hã kpɔ
bena: „Kpe, si xɔtulawo gbe la,
eya ke trɔ zu dzogoekpe;h 11
Afetɔ la gbɔ esia tso, eye wònye
nukunu le míafe ŋkuwo me“ o
mahã? 12 Eye wodi bena, ye-
woalée, ke wovɔ̃ ameha la; ela-
bena wonyae bena, yewo ŋu wò-
do lo sia ɖo; eye wogblẽe ɖi he-
dzo.

Nudzɔdzɔ na kaisaro.

13 Eye wodɔ farisitɔwo kple
Herodiatɔwo dome amea ɖewo
ɖo ɖe egbɔ, bena ne woalée le
nya me. 14 Eye esi wova la, wo-
biae bena: Nufiala, mienyae be-
na, nyatefetɔ nènye, eye amea
ɖeke fe nya meɖia wò o; elabena
mèkpɔa ame ŋku me o; hafi boŋ
nèle Mawu fe mɔ fiam le nyatefe
nu. Woɖe mɔ bena, woana nu-
dzɔdzɔ kaisaro loo, alo womeɖe
mɔ oa? Ɖe míana loo, alo míana
o mahã?l 15 Ke esi wòdze si
wofe alakpadada la, egblɔ na wo
bena: Nuka miele teyem kpɔ ma-

hã? Mitsɔ denario la vɛ, ne ma-
kpɔ! 16 Eye wotsɔe vɛ. Eye wò-
gblɔ na wo bena: Ameka ƒe tata
kple ŋɔŋlɔ enye sia mahã? Eye
wogblɔ nɛ bena: Kaisaro tɔe. 17
Eye Yesu gblɔ na wo bena: Nusi
nye [b]kaisaro tɔ la, mitsɔe na kai-
saro, eye nusi nye Mawu tɔ la,
na Mawu. Eye woƒe mo wɔ yaa
ŋutɔ le eŋuti.

Yesu ƒo nu le ame kukuwo ƒe tsitretsitsi ŋuti.

18 [e]Eye zadukitɔwo, amesiwo
gblɔna bena, tsitretsitsi meli o
la, hã va egbɔ, eye wobiae bena:
19 Nufiala, Mose ŋlɔ ɖi na mí be-
na: Ne amea ɖe nɔviŋutsu ku,
eye wògblẽ srɔ̃a ɖi, eye viwo mele
esi o la, nɔvia naɖe srɔ̃a, eye
wòado ƒome ɖi na nɔvia. 20 Azɔ
nɔviŋutsu adre nɔ anyi; gbãtɔ ɖe
srɔ̃, eye wòku, megblẽ viwo ɖi o.
21 Eye evelia ɖee, eye wòku, me-
gblẽ viwo ɖi o, eye etɔ̃lia hã ne-
nema ke; 22 eye wo ame adrea-
wo katã megblẽ viwo ɖi o. Le
wo katã megbe la nyɔnu la hã
ku. 23 Le tsitresitsi la me la,
wo dometɔ ka tɔ nyɔnu la azu
mahã? Elabena wo ame adrea-
wo katã ɖee kpɔ. 24 Yesu gblɔ
na wo bena: Alo ɖe menye esia
ta mieda ƒu, elabena mienya ŋɔ-
ŋlɔawo kple Mawu ƒe ŋusẽ la o
mahã? 25 Elabena ne woatsi tre
atso ame kukuwo dome la, wo-
maɖe srɔ̃ alo woana bena, woaɖe
wo o; hafi boŋ wole abe mawu-
dɔla, siwo le dziƒowo la ene. 26
Ke le ame kukuwo gome, bena
woatsi tre la,[i] ɖe miexlẽ le Mose
ƒe agbalẽ la me, alesi Mawu ƒo
nu nɛ le ŋuve la me bena: „Nyee
nye Abraham ƒe Mawu kple Isak
ƒe Mawu kpakple Yakob ƒe Ma-
wu“ la o mahã? 27 Mawu menye
ame kukuwo ƒe Mawu wònye o;
ke boŋ ame gbagbewo tɔe; mie-
tra ŋutɔ!

Yesu ƒo nu le se lolotɔ ŋuti.

28 [l]Eye agbalẽfialawo dometɔ
ɖeka va, amesi se woƒe nusesẽ-
wɔwɔ la; esi wònyae bena, eɖo
ŋu na wo nyuie la, ebiae bena:
Seawo katã dome la kae nye
gbãtɔ mahã? 29 Yesu ɖo eŋu bena:
[o]Gbãtɔ enye: Israel, ɖo to, Afetɔ,
miaƒe Mawu la, Afetɔ ɖeka wò-
nye. 30 Eye nalɔ̃ Afetɔ, wò Ma-
wu la, kple wò dzi blibo kple wò
luʋɔ blibo kple wò tamesusu bli-
bo kpakple wò ŋusẽ blibo, esia
nye se gbãtɔ. 31 Evelia nye esia
bena: [a]Nalɔ̃ hawòvi abe ɖokuiwò
ene. Se bubua ɖeke meli, si lolo
wu esiawo o. 32 Eye agbalẽfiala
la gblɔ nɛ bena: Nufiala, ègblɔe
nyuie le nyateƒe nu bena: Ɖeka
eli, eye bubua ɖeke meli o, ne-
gbe eya ko;[d] 33 eye be woalɔ̃e
kple dzi blibo kple gɔmesese
blibo kple luʋɔ blibo kple ŋusẽ
blibo, eye be woalɔ̃ ame havi abe
ame ŋutɔ ɖokui ene la, [f]ewu nu-
memewo kple vɔsasawo katã. 34
Esi Yesu kpɔ bena, eɖo ŋu na
ye nunyatɔe la, egblɔ nɛ bena:
Wò la mele adzɔge tso mawufia-
duƒe la gbɔ o. Tso esia dzi la
amea ɖeke medo dzi bia nyaa
ɖekee o.

Kristo enye Dawid vi kple eƒe afetɔ.

35 [g]Eye esi Yesu le nu fiam le
mawuƒe la me la, exɔ dzi gblɔ
bena: Aleke wɔ, eye agbalẽfia-
lawo le gbɔgblɔm bena, Kristo
la nye Dawid vi mahã? 36 [h]Da-
wid ŋutɔ gblɔ le Gbɔgbɔ kɔkɔe
la me bena: Afetɔ la gblɔ na nye
Afetɔ bena: Bɔbɔ nɔ anyi ɖe nye
nuɖusi me, vaseɖe esime matsɔ
wò ketɔwo awɔ wò afɔɖodzinui.
37 Dawid ŋutɔ yɔe be Afetɔ, eye
afika gɔ̃ wòtso wònye via mahã?
Eye ameha gã la ɖo toe dzi-
dzɔtɔe.

Nuxɔxlɔ̃ le agbalẽfialawo ŋuti.

38 Eye le eƒe nufiafia me la
egblɔ bena: Mikpɔ mia ɖokui dzi
le agbalẽfialawo ŋuti, amesiwo
lɔ̃a tsaɖiɖi le awu ʋlayawo me
kple gbedoname le ablɔawo me[k]
39 kple nɔƒe gbãtɔwo nɔnɔ le
ƒuƒoƒewo kple kplɔ̃tanɔnɔ le nu-
ɖuƒewo; 40 amesiwo mia abosí-
wo ƒe aƒewo, eye wodaa alakpa
nɔa gbe didiwo dom ɖa; amesia-
wo ƒe ʋɔnuɖɔdrɔ̃ le sesẽ ge awu.

Ahosi la ƒe nudzɔdzɔ.

41 Eye esi wòbɔbɔ nɔ anyi he-
dze ŋgɔ nudzɔɖaka la, ekpɔ ale-
si amewo le ga dam ɖe nudzɔ-
ɖaka la me; eye kesinɔtɔ geɖe-
wo tsɔ geɖe da ɖe eme.[n] 42 Eye
ahosi dahea ɖe va tsɔ lepta eve
da ɖe eme, siwo ƒe home enye
hoka eve. 43 Eye wòyɔ eƒe nu-
srɔ̃lawo va egbɔ gblɔ na wo be-
na: Vavã mele egblɔm na mi

[a] Mo. III. 19, 18; Ro. 13, 8.
[b] Ro. 13, 7.
[d] Mo. V. 4, 35; Yes. 45, 5.
[e] kp. 18–27 kpɔ Mat. 22, 23–33; Lu. 20, 27–38; Dɔ. 23, 8; Mo. V. 25, 5.
[f] Sam. I. 15, 22; Ps. 40, 7; Hos. 6, 6; Mat. 9, 13.
[g] kp. 35–37 kpɔ Mat. 22, 41–46; Lu. 20, 41–44.
[h] Ps. 110, 1.
[i] Mo. II. 3, 6; Heb. 11, 16.
[k] kp. 38–40 kpɔ Mat. 23; Lu. 20, 45–47.
[l] kp. 28–34 kpɔ Mat. 22, 34–40; Lu. 20, 39. 40; 10, 25–28.
[n] kp. 41–44 kpɔ Lu. 21, 1–4.
[o] Mo. V. 6, 4. 5.

bena: Ahosi dahe sia ƒe nusi wò-
tsɔ da ɖe eme la, wu nusi ame
siawo tsɔ da ɖe nudzɔɖaka la me;[a]
44 elabena wo katã wotsɔ woƒe
agbɔsɔsɔ vivivo la ƒe ɖe da ɖe
eme; ke eya la tso eƒe ahedada
la me wòtsɔ nusiwo katã le esi
na eƒe agbenɔnɔ la, da ɖe eme.

**Yesu ƒo nu le Yerusalem ƒe aƒedozuzu kple Kristo ƒe vava ɖi evelia ŋuti, eye wòxlɔ̃ nu nusrɔ̃lawo le ŋudzɔnɔnɔ ŋuti.**

**13.** [e]Eye esi wòdo go tso mawu-
ƒe la me la, eƒe nusrɔ̃lawo
dometɔ ɖeka gblɔ nɛ bena: Nu-
fiala, kpɔ ale kpe siawo kple ale
xɔtutu siawo ɖa! 2 Eye Yesu
gblɔ nɛ bena: Ele xɔtutu gã sia-
wo kpɔm mahã? Womele kpe
gblẽ ge ɖe kpe dzi, si womatu
asii aƒu anyi o.[g]
3 Eye esi wòbɔbɔ nɔ anyi ɖe
Amito la dzi hedze ŋgɔ mawu-
ƒea la, Petro kple Yakobo kple
Yohanes kpakple Andrea, woawo
ɖeɖe biae bena: 4 Gblɔ ɣeyiɣi,
si dzi nusiawo lava la, na mí,
eye nuka lanye dzesi na ɣeyiɣi,
si me nusiawo katã lawu nu
mahã? 5 Eye Yesu de asi gbɔ-
gblɔ me na wo bena: Mikpɔ
nyuie, bena amea ɖeke nagaflu
mi o. 6 Ame geɖewo ava le nye
ŋkɔa dzi agblɔ bena: Nyee nye
si! Eye woaflu ame geɖewo. 7
Ke ne miase aʋawo kple aʋa-
ŋutiɣliwo la, migaɖi vo o, ele be,
esia nava me tsã; gake nuwuwu
la meɖo haɖe o. 8 Elabena dukɔ
latsi tre ɖe dukɔ ŋuti, eye fiaɖu-
ƒe de fiaɖuƒe ŋuti, eye anyigba-
ʋuʋuwo lava teƒeteƒewo, eye dɔ-
wuame lava; nusiawo nye ƒudua-
me ƒe gɔmedzedze. 9 Ke [l]mia-
wo la mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie;
elabena woade mi asi na ʋɔnu-
drɔ̃lawo, eye woaƒo mi le ƒuƒoƒe-
wo; eye miatsi tre ɖe mɔ̃mefiawo
kple fiawo ŋku me le tanye, be
wòanye ɖaseɖiɖi na wo. 10 Eye
ele be, woaɖe gbe fã nyanyuie
la afia dukɔwo katã gbãgbiagbã.
11 Eye ne wokplɔ mi de asi la,
migatsi dzimaɖi da ɖi ɖe nusi
gblɔ ge miala ŋuti o; ke boŋ nusi
woana mi le gaƒoƒo ma dzi la,
eya miagblɔ; elabena menye mia-
woe nye amesiwo le nu ƒom o;
ke boŋ Gbɔgbɔ kɔkɔe lae.[p] 12
Eye nɔvi lade nɔvi ku me, eye
fofo lade via asi, eye ɖeviwo la-
tsi tre ɖe dzilawo ŋuti, eye woa-
tsɔ wo ana woawu.[b] 13 Eye ame-
wo katã woalé fu mi le nye ŋkɔ
la ŋuti; ke amesi aɖo dzi vaseɖe
nuwuwu la, eya lakpɔ ɖeɖe.
14 Ke gbesigbe miakpɔ [d]aƒedo
ƒe ŋunyɔnu, si nyagblɔɖila Da-
niel gblɔ ɖi la, wòanɔ tsitre ɖe
afisi mele nɛ be, wòatsi tre ɖo
o la — amesi le exlẽm la, nese
egɔme — ekema amesiwo le Yu-
dea la, nasi ayi towo dzi; 15 ke
amesi le xɔta la, nagaɖi va anyi
alo wòayi aɖatsɔ nane atso eƒe
xɔ me o;[f] 16 eye amesi le abɔ
me la, nagatrɔ ava tsɔ eƒe avɔ
ayii o. 17 Ke baba na amesiwo
fu le wo ƒo kple amesiwo le no-
tsi nam le ŋkeke mawo me! 18
Ke mido gbe ɖa bena, miaƒe sisi
nagadze vuvɔŋɔli dzi o. 19 Ela-
bena ŋkeke mawo lanye [h]xaxa,
si tɔgbe meva kpɔ tso nuwɔwɔ,
si Mawu wɔ la, ƒe gɔmedzedze
vaseɖe egbegbe o, eye megale
vava ge akpɔ o. 20 Eye ne me-
nye bena, ɖe Afetɔ la ɖe ŋkekea-
wo dzi o la, ŋutilãa ɖeke makpɔ
ɖeɖe o; gake le ame tiatia, siwo
wotia ŋuti la, eɖe ŋkekeawo dzi.
21 Eye le ɣemaɣi me, ne amea
ɖe lagblɔ na mi bena: Kpɔ ɖa,
Kristo la le afii alo kpɔ ɖa, ele
afime la, migaxɔe se o.[i] 22 Ke
aʋatsokristowo kple aʋatsonya-
gblɔɖilawo latsi tre, eye woawɔ
dzesiwo kple nukunuwo bena, ne
woate ŋui la, ne woaflu ame tia-
tiawo hã.[k] 23 Ke miawo la mi-
kpɔ nyuie! Kpɔ ɖa, megblɔ nu-
wo katã ɖi na mi!
24 Ke le ŋkeke mawo ƒe xaxa
megbe la ɣe la ado viviti, eye
ɣleti megale ɖiɖi ge o; 25 ɣletivi-
wo lage tso dziƒo, eye dziƒowo
ƒe ŋusẽwo aʋuʋu. 26 Eye eke-
ma woakpɔ Amegbetɔvi la le ali-
likpowo me gbɔna kple ŋusẽ kpa-
kple ŋutikɔkɔe geɖe.[n] 27 Tete
wòadɔ [o]eƒe dɔlawo ɖa, eye woaƒo
ame tiatiawo nu ƒu tso ya enea-
wo dzi, tso anyigba seƒe vaseɖe
dziƒo seƒe. 28 Ke misrɔ̃ lododo
la le gboti la ŋuti: Ne tsi ɖo eƒe
alɔwo me, eye wòto aŋgbawo la,
ekema midze sii bena, dzomeŋɔli
le ɖoɖo ge; 29 nenema ke mia-
wo hã, ne miekpɔ nusiawo le

[a] Kor. II. 8, 12.
[b] Mat. 10, 21.
[d] Dan. 9, 27; 11, 31.
[e] kpɔ Mat. 24; Lu. 21, 5–36.
[f] Lu. 17, 31.
[g] Lu. 19, 44.
[h] Yoel 2, 2; Dan. 12, 1.
[i] Lu. 17, 23.
[k] Mat. 7, 15. 22; Tes. II. 2, 9.
[l] Mat. 10, 17; Yoh. 16, 2.
[n] Lu. 21, 27; Dan. 7, 13.
[o] Mat. 13, 41.
[p] Lu. 12, 11; Mat. 10, 19.

eme vam la, midze sii bena, ego-
go agbo la nu.[a] 30 Vavã mele
egblɔm na mi bena: Dzidzime
sia nu mele yiyi ge, vasede esime
nusiawo katã nava ve me o.[b]
31 Dzi kple anyigba nu lava yi,
ke nye nyawo nu mele yiyi ge
akpɔ o. 32 Ke le ŋkeke ma alo
gafofo ma ŋuti la amea ɖeke me-
nyae o, mawudɔla, siwo le dziƒo,
hã menyae o, Vi la ŋutɔ hã me-
nyae o, negbe Fofo la ko. 33 Mi-
kpɔ nyuie, eye minɔ ŋudzɔ; ela-
bena mienya ɣekaɣi azãgbe la
le edzi su ge o.[f] 34 Ele abe amea
ɖe, si yi nugbe, egblẽ eƒe aƒe ɖi,
eye wòna ŋusẽ eƒe dɔlawo, ame-
siame xɔ eƒe dɔwɔwɔ, eye wòde
se na xɔnuvi la bena, wòanɔ ŋu-
dzɔ la ene. 35 Azɔ la minɔ ŋu-
dzɔ. Elabena mienya ɣekaɣi dzi
Aƒetɔ la le vava ge o, eɖanye fiẽ
alo zã titina alo koklo kuatɔ
alo ŋdi o,[h] 36 bena ne eƒe vava
ɖi ɖe mi la, ne megakpɔ mi le
alɔ̃ me o. 37 Ke nusi gblɔm mele
na mi la, mele egblɔm na amewo
katã bena: Minɔ ŋudzɔ!

Amisisi na Yesu le Betania.

**14.** [i]Eye wòsusɔ ŋkeke eve, ne
ŋutitoto kple abolo maʋã-
maʋã ƒe ŋkekenyuie la naɖo; eye
nunɔlagãwo kple agbalẽfialawo
di alesi woawɔ alée le aɖaŋu me,
ne woawui; 2 elabena wogblɔ
bena: Menye ŋkekenyuie la dzi
o, bena zi nagatɔ le dukɔ la do-
me o.
3 [k]Eye esi wòle Betania le Si-
mon, dzɔbutɔ la, ƒe me le nuɖu-
ƒe la, nyɔnua ɖe va kple alaba-
strogoe, si me nardomi nyuitɔ,
si ƒe asi sẽ ŋutɔ la le, eye wò-
gbã goe la hetrɔe kɔ ɖe eƒe ta
me. 4 Ke eve dɔme na wo do-
metɔa ɖewo, eye wogblɔ bena:
Amigbegblẽ sia gɔme ɖe? 5 Ela-
bena ɖe wònye be, wodzra ami
sia la, ne axɔ asi awu denario
alafa etɔ̃, si woatsɔ ana ame da-
hewo. Eye woblu ɖe eta li liʋi-
liʋi le eŋuti. 6 Ke Yesu gblɔ be-
na: Mina mɔe; nuka ƒe fu ɖem
miele nɛ mahã? Dɔ nyui wòwɔ
nam. 7 Elabena [a]ame dahewo
le mia gbɔ ɖaasi, eye ɣesiaɣi, si
mielɔ̃ la, miate ŋu awɔ nyuie na
wo; ke nye la nyemeli kpli mi

[a] Yak. 5, 9.
[b] Mat. 16, 25.
[d] Mat. 24, 14.
[e] kp. 10. 11 kpɔ Mat. 26, 14-16; Lu. 22, 3—6.
[f] Mat. 25, 13.
[g] kp. 12-16 kpɔ Mat. 26, 17-19; Lu. 22, 7—13; Mo. II. 12, 1.
[h] Lu. 12, 35. 36; Tes. I. 5, 2. 6.
[i] kp. 1. 2 kpɔ Mat. 26, 1—5; Lu. 22, 1. 2; Yoh. 11, 47.
[k] kp. 3—9 kpɔ Mat. 26, 6—13; Yoh. 12, 1—8.
[l] kp. 17-25 kpɔ Mat. 26, 20-29; Lu. 22, 14—23; Yoh. 13, 21-26.
[a] Mo. V. 15, 11.

ɖaa o. 8 Ewɔ nusi wòate ŋui;
edze ŋgɔgbe va si ami na nye
ŋutilã la hena ɖiɖi. 9 Vavã mele
egblɔm na mi bena: Afisi ke woa-
ɖe gbe ƒã nyanyuie la afia le, le
xexe blibo la katã la, woaƒo nu
le nusi nyɔnu sia wɔ la hã ŋuti
hena ŋkuɖoɖo edzi.[d]
10 Eye Yuda Iskariot, ame
wuieveawo dometɔ ɖeka la, tɔ
edzi yi ɖe nunɔlagãwo gbɔ, be-
na yeade eyama asi na wo.[e] 11
Ke esi wosee la, dzi dzɔ wo, eye
wodo ga ŋugbe nɛ be, yewoanae.
Eye wòle asinu nyuia ɖe dim be,
yeadee asi.

Ŋutitotolẽvi la; nuɖuɖu kɔkɔe la ɖoɖo anyi.

12 [g]Eye abolo maʋãmaʋã ƒe
ŋkeke gbãtɔ, si dzi wowua ŋuti-
totolẽvi la le la, eƒe nusrɔ̃lawo
gblɔ nɛ bena: Afika dim nèle be,
miayi aɖadzra ɖo, ne naɖu ŋuti-
totolẽvi la le mahã? 13 Eye wò-
dɔ eƒe nusrɔ̃lawo dome ame eve
gblɔ na wo bena: Miyi ɖe dua
me, eye amea ɖe, si tsɔ tsize la,
akpe mi, midze eyome; 14 eye
afisi ke wòayi ɖe eme le la, mi-
gblɔ na aƒeatɔ bena: Nufiala be:
Afika dzenyeƒe le, afisi mia kple
nye nusrɔ̃lawo miaɖu ŋutitotolẽvi
la le mahã? 15 Eye eya ŋutɔ
afia xɔ gãa ɖe mi le dziƒoxɔ me,
si me woɖo nuwo ɖo, eye midzra
afima ɖo na mí. 16 Eye nusrɔ̃-
lawo dzo heyi, eye wova dua me,
eye wokpɔe, abe alesi wògblɔ na
wo la ene; eye wodzra ŋutitoto-
lẽvi la ɖo.
17 [l]Eye esi fiẽsi ɖo la, eya
kple ame wuieveawo wova. 18
Eye esi wobɔbɔ nɔ anyi le nua
dum la, Yesu gblɔ bena: Vavã
mele egblɔm na mi bena: Mia
dome ame ɖeka, si le nua dum
kplim la, laɖem asi. 19 Eye wo-
de asi nuxaxa me le ebiam ɖeka-
ɖeka bena: Nyee loo? 20 Ke egblɔ
na wo bena: Enye ame wuievea-
wo dometɔ ɖeka, amesi ƒe asi le
agba me dem kplim. 21 Ke Ame-
gbetɔvi la le yiyim, abe alesi wo-
ŋlɔ ɖi le eŋuti ene; gake baba
na ame ma, si dzi woato aɖe
Amegbetɔvi la asi! Enyo na ame
ma bena, womegaxae dzi o.
22 Ke esi wole nua dum la,
etsɔ abolo ɖe asi, eye esi wògblɔ
akpedanya la, eŋe me, eye wò-

tsɔe na wo gblɔ bena: Mixɔe ɖu,
esia nye nye ŋutilã.[a] 23 Eye wò-
tsɔ kplu ɖe asi, eye esi wòɖa
akpe le eta la, etsɔe na wo, eye
wo katã wono le enu. 24 Eye
wògblɔ na wo bena: Esia nye
nye nubabla yeye ƒe ʋu, si wokɔ
ɖe anyi le ame geɖewo ta.[d] 25
Vavã, vavã mele egblɔm na mi
bena: Tso esia dzi la nyemegale
weintsetsea ɖeke me tsi no ge o
vaseɖe ŋkeke ma dzi, esime ma-
no yeye le mawufiaɖuƒe la me.
26 [e]Eye esi wodzi akpedaha vɔ
la, woɖo go yi ɖe Amito la ŋu.
27 Eye Yesu gblɔ na wo bena:
Mi katã miele nuɖiaɖia kpɔ ge
le ŋutinye le zã sia me; elabena
woŋlɔ ɖi bena: „Mele alẽkplɔla
ƒo ge, eye alẽawo laka ahlẽ."
28 Gake [g]ne metsi tre megbe la,
madze mia ŋgɔ ayi Galilea. 29
Ke Petro gblɔ nɛ bena: Ne wo
katã woakpɔ nuɖiaɖia hã la, me-
nye nye o.[h] 30 Eye Yesu gblɔ
nɛ bena: Mele egblɔm na wò be-
na: Egbe ƒe zã sia me ke, hafi
koklo naku atɔ zi eve la, àgbe
nu zi etɔ̃ le gbɔnye.[i] 31 Eye wò-
ƒo nu kple kakaɖedzi wu bena:
Ne anɔ nam be, maku kpli wò
hã la, nyemele nu gbe ge le gbɔ-
wò akpɔ o. Nenema ke wo katã
hã wogblɔ.

Yesu ɖi le Getsemane.

32 [k]Eye wova ɖo teƒea ɖe, si
ŋkɔ enye Getsemane; eye wògblɔ
na eƒe nusrɔ̃lawo bena: Mibɔbɔ
nɔ afisia, vaseɖe esime maɖo
gbe ɖa. 33 Eye wòɖe Petro, Ya-
kobo kple Yohanes kpe ɖe eɖo-
kui ŋuti, eye dzidzi ƒoe, eye wò-
ɖe asi dzodzo me nyanyanya.[l]
34 Eye wògblɔ na wo bena: [n]Nye
luʋɔ le nu xam kakaka vaseɖe
ku me; minɔ afisia, eye minɔ
ŋudzɔ! 35 Eye wòte yi ŋgɔ ʋee,
eye wòdze klo tsyɔ mo anyi, eye
wòɖo gbe ɖa bena, ne ate ŋu ava
me la, ne gaƒoƒo sia nato ye ŋu
ayi. 36 Eye wòbena: Aba, Fofo!
Etea ŋu wɔa nuwo katã; tsɔ kplu
sia yii le gbɔnye; gake menye
nusi nye ŋutɔ melɔ̃ o, negbe nusi
wò nèlɔ̃ ko.[o] 37 Eye wòva kpɔ
wo wole alɔ̃ me, eye wògblɔ na
Petro bena: Simon, alɔ̃ dɔm nè-
lea? Màte ŋu anɔ ŋudzɔ gaƒoƒo
ɖeka oa? 38 Minɔ ŋudzɔ, eye mi-

do gbe ɖa, bena miagadze tetekpɔ
me o! Gbɔgbɔ la le lɔlɔ̃m, gake
ŋutilã la gbɔdzɔ.[b] 39 Eye wòga-
dzo yi ɖaɖo gbe ɖa, eye wògblɔ
nya ma ke. 40 Eye esi wògatrɔ
va la, egakpɔ wo le alɔ̃ me; ela-
bena woƒe ŋkuwo dzi wɔ dɔ̃, eye
womenya nya, si woaɖo eŋu nɛ
o. 41 Eye wòva zi etɔ̃lia gblɔ
na wo bena: Miyi alɔ̃dɔdɔ dzi
azɔ, eye migbɔ ɖe eme! Esɔ gbɔ,
gaƒoƒo la ɖo vɔ! Kpɔ ɖa, woatsɔ
Amegbetɔvi la ade nuvɔ̃wɔlawo
si me. 42 Mitsi tre, mina midzo!
Kpɔ ɖa, amesi le yonyeme mɔ
fiam la, egogo!

Yesu léle.

43 [f]Eye enumake esi wògale
nuƒoƒoa dzi ko la, Yuda, ame wuie-
veawo dometɔ ɖeka la, va do,
eye ame geɖewo le eyome kple
yiwo kpakple kpowo tso nunɔla-
gãwo kple agbalẽfialawo kple
amegãwo gbɔ. 44 Ke eyomemɔ-
fiala ɖo dzesi ɖi na wo gblɔ be-
na: Amesi ke ƒe nu gbugbɔ ge
mala la, eyae; milée, eye mikplɔe
yi kɔ̃. 45 Eye esi wova la, enu-
make wòte ɖe eŋu gblɔ bena:
Rabi! eye wògbugbɔ nu nɛ. 46
Ke woawo la wotsɔ woƒe asiwo
ɖo edzi, eye wolée. 47 Ke ame-
siwo le tsitre ɖe egbɔ la, dometɔ
ɖeka ɖi yi heɖa nunɔlagã la ƒe
dɔla, eye wòkpa to nɛ. 48 Eye
Yesu xɔ edzi gblɔ na wo bena:
Alesi wotsɔna ɖe adzodala ŋuti
la, nenema mieva lė ye ge kple
yiwo kpakple kpowo. 49 Gbawo-
tsyogbe menɔa mawuƒe la me
kpli mi nɔa nu fiam, ke mielėm
o; gake wowɔ esia, bena woawu
ŋɔŋlɔawo nu. 50 Eye wo katã
wogblẽe ɖi hesi.
51 Eye ɖekakpuia ɖe, si ta akla-
la ko la, kplɔe ɖo, eye wolée;
52 ke eglẽ aklala la ɖi hesi dzo
amama le wo gbɔ.
53 Eye wokplɔ Yesu yi ɖe nu-
nɔlagã la gbɔ, eye nunɔlagãwo
kple amegãwo kpakple agbalẽ-
fialawo katã ƒo ƒu ɖe eŋuti. 54
Eye Petro le eyome ʋi gbɔna va-
seɖe nunɔlagã la ƒe mɔ̃ me, eye
wòbɔbɔ nɔ dɔlawo gbɔ le dzo ƒum.

Ɖaseɖiɖi le Yesu ŋu kple eƒe ŋukpekpe le Kayafa ƒe ŋku me.

55 [p]Ke nunɔlagãwo kple ʋɔnu-
drɔ̃lawo katã di ɖaseɖiɖi ɖe Yesu

a Kor. I. 11, 23.
b Mat. 6, 13.
d Mo. II. 24, 8.
e kp. 26–31 kpɔ Mat. 26, 30–35; Lu. 22, 31–34. 39; Yoh. 18, 1.
f kp. 43–54 kpɔ Mat. 26, 47–58; Lu. 22, 47–55; Yoh. 18, 2–18.
g 16, 7.
h Yoh. 13, 37.
i kp. 72.
k kp. 32–42 kpɔ Mat. 26, 36–46; Lu. 22, 39–46; Yoh. 18, 1.
l Mat. 12, 1.
n Yoh. 12, 27; Lu. 12, 50.
o Mat. 20, 22; Yoh. 6, 38.
p kp. 55–65 kpɔ [redacted]; Lu. 22, 63–71; Yoh. 18, 19–24.

ŋuti, bena yewoawui, eye wome-
kpɔ ɖeke o. 56 Elabena ame
geɖewo va ɖi ʋatsoɖase ɖe eŋu-
ti, eye woƒe ɖaseɖiɖia ɖeke mesɔ
o. 57 Eye amea ɖewo tsi tre,
eye woɖi ʋatsoɖase ɖe eŋuti
bena : 58 Míese wògblɔ bena:
[b]Magbã mawuxɔ sia, si wotsɔ asi
wɔe la, eye ŋkeke etɔ̃agbe la ma-
gatu bubu, si wometsɔ asi wɔe
o. 59 Eye ale woƒe ɖaseɖiɖi la
hã mesɔ o. 60 Eye nunɔlagã la
tsi tre ɖe wo titina, eye wòbia
Yesu bena: Mèle nyaa ɖeke tsɔ
ge aɖo nya, si gblɔm amesiawo
le ɖe ŋuwò la ŋu o mahã? 61 Ke
[e]ezi kpi, eye meɖo nyaa ɖeke ŋu
nɛ o. Nunɔlagã la gabiae gblɔ
nɛ bena: Alo wòe nye Kristo,
Mawu, si wokafuna la, ƒe Vi ma-
hã? 62 Eye Yesu gblɔ bena:
Nyee! Eye miakpɔ Amegbetɔvi
la wòanɔ anyi ɖe ŋusẽ ƒe nuɖusi
me gbɔna kple dziƒo ƒe alilikpo-
wo.[h] 63 Tete nunɔlagã la dze eƒe
awu ʋlaya la gblɔ bena: Ɖase-
ɖila kawoe gahiã mi mahã? 64
Miese eƒe busunya la, nuka su-
sum miele mahã? Ke wo katã
wobu fɔe be: Edze ku. 65 Eye
amea ɖewo de asi taɖeɖe me ɖe
eŋu, eye wotsyɔ nu mo nɛ, eye
wotu kɔe, eye wogblɔ nɛ bena:
Fia amesi ƒo wò; eye dɔlawo ƒo
tome nɛ.

Petro gbe nu le Yesu gbɔ.

66 [i]Eye esi Petro le mɔ̃ la me
le anyigba la, nunɔlagã la ƒe nyɔ-
nudɔlawo dometɔ ɖeka gbɔna,
67 eye esi wòkpɔ Petro le dzo
ƒum la, ekpɔe dũ hebena: Wò
hã ènɔ Yesu Nazaretetɔ la gbɔ
kpɔ. 68 Ke esẽ nu gblɔ bena:
Nyemenya alo se nya, si gblɔm
nèle la gɔme o; eye wòdo go yi
ɖe akpata la nu; tete koklo ku
atɔ. 69 Eye esi dɔlanyɔnu la ga-
kpɔe la, egaɖe asi gbɔgblɔ me
na amesiwo le tsitre le afima la,
bena: Amesia enye wo dometɔ
ɖeka. Ke egasẽ nu. 70 Eye eme-
gbe ʋee la amesiwo le tsitre le
afima la gagblɔ na Petro bena:
Vavã wo dometɔ ɖeka nènye;
elabena Galileatɔ hã nènye. 71
Ke eɖe asi fiƒoƒoɖe kple atamka-
ka me bena: Nyemenya amesia,
si ŋuti miele nu ƒom le la o. 72
Eye enumake la koklo ku atɔ zi

[a] kp. 30.
[b] Yoh. 2, 19.21; Dɔ. 6, 13.
[d] Mat. 27, 1; Lu. 23, 1; Yoh. 18, 28.
[e] Yes. 53, 7.
[f] kp. 2–19 kpɔ Mat. 27, 11-30; Lu. 23, 2–25; Yoh. 18, 29 v. 19, 16.
[g] 14, 61.
[h] Mat. 24, 30.
[i] kp. 66-72 kpɔ Mat. 26, 69-75; Lu. 22, 56–62; Yoh. 18, 17. 25 v. 27.
[k] Dɔ. 3, 14.

evelia. Eye Petro ɖo ŋku nya
la dzi, alesi [a]Yesu gblɔ nɛ bena:
Hafi koklo naku atɔ zi eve la,
àgbe nu le gbɔnye zi etɔ̃. Eye
wòƒu du do go, eye wòfa avi.

Yesu le Pilato ƒe ŋku me. Wotsɔ kufia na Yesu, ɖɔ ŋukuku nɛ.

15. [d]Eye enumake le ŋdikanya,
esi nunɔlagãwo kple dume-
gãwo kple agbalẽfialawo kpakple
ʋɔnudrɔ̃lawo katã de adaŋu la,
wobla Yesu, eye wokplɔe yi ɖaɖe
asi na Pilato. 2 Eye Pilato biae
bena: Wòe nye Yudatɔwo ƒe fia
la mahã? Eye wòɖo eŋu nɛ gblɔ
bena: Wòe gblɔe.[f] 3 Eye nunɔ-
lagãwo tso enu le nu geɖe ŋuti.
4 Eye Pilato gabiae bena: Mèle
nyaa ɖeke ŋu ɖo ge o mahã?
Kpɔ alesi wole nuwò tsom le nu
geɖewo ŋuti ɖa! 5 Ke Yesu [g]me-
gaɖo nyaa ɖeke ŋu o, ale bena
Pilato ƒe mo wɔ yaa.
6 Eye le ŋkekenyuie dzi la eɖea
asi le gatɔ ɖeka ŋu na wo godoo,
amesi ke wobiae. 7 Ke gatɔ ɖeka
li, si woyɔna be Baraba, hekpe
ɖe amesiwo na zi tɔ la ŋuti; ame-
siwo do hlɔ̃ le zitɔtɔ la me. 8 Eye
ameha la yi dzi de asi biabia me
bena, newɔ na yewo, abe alesi
wònɔa wɔwɔm tsã la ene. 9 Ke
Pilato ɖo eŋu na wo gblɔ bena:
Ɖe miele ɖiɖim bena, maɖe asi
le Yudatɔwo ƒe fia la ŋuti na mi
mahã? 10 Elabena edze sii bena,
ŋuʋaʋã ŋutie nunɔlagãwo tsɔe de
asi ɖo. 11 Ke nunɔlagãwo ƒoe ɖe
ameha la nu bena, wòaɖe asi le
Baraba boŋ ŋuti na wo.[k] 12 Eye
Pilato gaxɔ edzi gblɔ na wo be-
na: Ekema nuka gɔ̃ miele ɖiɖim
bena, mawɔ amesi mieyɔna be
Yudatɔwo ƒe fia la mahã? 13 Ke
woawo gaɖo ɣli bena: Klãe ɖe ati
ŋuti! 14 Eye Pilato gblɔ na wo
bena: Nuvɔ̃ ka gɔ̃ wòwɔ mahã?
Ke wogaɖo ɣli sesie wu bena:
Klãe ɖe ati ŋuti! 15 Eye esi Pi-
lato lɔ̃ bena, yeawɔ ameha la ƒe
lɔlɔ̃nu la, eɖe asi le Baraba ŋuti
na wo, eye Yesu la, esi wòna
woƒoe kple atam la, etsɔe de asi,
bena woaklãe ɖe ati ŋuti.
16 Ke asrafoawo kplɔe yi ɖe
xɔ gã, si nye ʋɔnudrɔ̃ƒe la me,
eye woyɔ asrafoha blibo la katã
ƒoƒu. 17 Eye wotsɔ awu dzĩ ʋlaya

hedo nɛ, eye wotsɔ ŋu he tsihe
dɔ nɛ; 18 eye wode asi gbedodo
me nɛ bena: Eme nefa na wò loo,
Yudatɔwo ƒe fia! 19 Eye woƒo
tame nɛ kple ayeti, eye wode ta
de eŋuti, eye wodze klo nɛ hede
ta agu nɛ.

Yesu ƒe ku le atitsoga ŋu.

20 [b]Eye esi wodu fewu le eŋuti
vɔ la, wode awu dzĩ la le eŋu,
eye wogatsɔ ye ŋutɔ ƒe awuwo
do nɛ, eye wokplɔe do goe, bena
woaklãe de ati ŋuti. 21 Eye wozi
Simon, Kirenetɔ, Aleksandro kple
Rufo fofo, amesi tso agbleta va
to wo ŋuti yina la dzi bena, wòa-
tsɔ eƒe atitsoga la. 22 Eye wo-
kplɔe yi de teƒe, si woyɔna be
Golgata, si gɔme nye ametakoliƒe.
23 Eye wotsɔ aha tsitsi kple mire
tɔtɔ hekpe nɛ, gake mexɔe o. 24
Eye woklãe de ati ŋuti, eye wo-
mã eƒe awuwo, esi wodzidze nu
de wo dzi, bene woakpɔ nusi ke
desiade laxɔ. 25 Eye le gafoƒo
etɔ̃lia dzi woklãe de ati ŋuti. 26
Eye woŋlɔ eƒe nutsotso hedo eƒe
tagbɔ bena: Yudatɔwo ƒe fia la.
27 Eye woklã adzodala eve hã
kpe de eŋuti, deka le eƒe nudusi
me, eye deka le eƒe mia me.
28 Eye [g]wowu ŋɔŋlɔ, si woŋlɔ di
la nu bena: „Wobui kpe de vo-
dalawo ŋuti.“ 29 Eye amesiwo
le eŋuti tom le yiyim la, do diŋu
nɛ hele ta ʋuʋum, eye wole gbɔ-
gblɔm bena: [h]Hoo na wò, wò
amesi le mawuxɔ la gbãm, eye
nègale etum le ŋkeke etɔ̃agbe la;
30 de dokuiwò, eye nadi le ati-
tsoga la ŋuti! 31 Nenema ke nu-
nɔlagãwo kple agbalẽfialawo hã
le fewu dum le wo nɔewo dome
bena: Ame bubuwo la, edea wo,
eye mate ŋu ade edokui o. 32
Kristo, Israel ƒe fia la, azɔ di le
atitsoga la ŋuti, bena miakpɔe,
eye miaxɔ ase! Eye amesiwo wo-
klã de ati ŋuti kpe de eŋuti la,
woawo hã dzui.

33 Eye esi gafoƒo adelia do edzi
la, zãdokeli do de anyigba blibo
la katã dzi vasede gafoƒo asieke-
lia dzi. 34 Eye le gafoƒo asieke-
lia dzi Yesu do ɣli kple gbe se-
sie bena: [k]Eli, eli, lama sabaxtani?
Esi, ne wode egɔme la, enye: Nye
Mawu, nye Mawu, nukaŋuti nè-
gblẽm di mahã? 35 Eye amesiwo

[a] Mat. 17, 10.
[b] kp. 20-41 kpɔ Mat. 27, 31-56; Lu. 23, 26–49; Yoh. 19, 16-30; Heb. 13, 12.
[d] Ps. 69, 22.
[e] Lu. 8, 3.
[f] kp. 42-47 kpɔ Mat. 27, 57-61; Lu. 23, 50–55; Yoh. 19, 31. 38 v. 42.
[g] Yes. 53, 12.
[h] 14, 58.
[i] kp. 1–8 kpɔ Mat. 28, 1–8; Lu. 24, 1–12; Yoh. 20, 1–10; ta 15, 40.
[k] Ps. 22, 2.

le tsitre de egbɔ la, dometɔa de-
wo, esi wosee la, wogblɔ bena:
Kpɔ da, ele Eliya yɔm.[a] 36 Eye
ame deka ƒu du, eye wòkɔ aha
tsitsi de ƒumekutsa me, eye wò-
tsɔe do ayeti nu hekpe nɛ gblɔ
bena: Mide asi le eŋu; mina mía-
kpɔ be, Eliya ava dee de anyi
hã.[d] 37 Ke Yesu gado ɣli kple
gbe sesie, eye wòtsɔ eƒe gbɔgbɔ
la hena. 38 Eye mawuxɔmetsovɔ
la dze de eve tso tagbɔ vasede
egɔme. 39 Ke esi aʋafia, si le
tsitre dze ŋgɔe la, kpɔ bena, etsɔ
eƒe gbɔgbɔ la na ale la, egblɔ
bena: Nyateƒe, nenem me sia
enye Mawuvi.

40 Eye nyɔnuwo hã le tsitre,
le nu kpɔm le adzɔge; amesiawo
dome Maria, Magdalatɔ, kple Ma-
ria, Yakobo suetɔ kple Yose da-
da, kpakple Salome wole; 41 ame-
siawo hã dze eyome, le esime
wònɔ Galilea, eye wosubɔe kpe
de nyɔnu bubu gede, siwo va
Yerusalem kpakplii la ŋuti.[e]

Yesu didi.

42 [f]Eye esi fiẽsi do la, elabena
enye dzadzradoŋkeke, si dze Sa-
bat ŋgɔ, 43 Yosef tso Arimatia,
si nye adaŋudela ŋkutatɔ, amesi
ŋutɔ hã le mɔ kpɔm na Mawu ƒe
fiaduƒe la va, eye wòdo dzi yi de
Pilato gbɔ dabia Yesu ƒe kukua.
44 Ke Pilato ƒe mo wɔ yaa be,
eku xoxo; eye esi wòyɔ aʋafia
la vɛ la, ebiae be, de wòku xoxo
mahã? 45 Eye esi wòsee tso aʋa-
fia la nu la, etsɔ ame kuku la na
Yosef. 46 Eye wòƒle aklala, eye esi
wòdee de anyi la, exatsa aklala
de eŋuti, eye wòtsɔe mlɔ yɔdo, si
wode de kpe gbadza me la me;
eye wòmli kpe do yɔdoa nu. 47
Eye Maria, Magdalatɔ kple Maria,
Yose dada, wokpɔ afisi wotsɔe mlɔ.

Yesu tsi tre tso ame kukuwo dome,
eye wòyi dziƒo.

16. [i]Eye esi Sabat la nu yi vɔ
la, Maria, Magdalatɔ, kple
Maria, Yakobo dada, kple Salome
woƒle atike ʋeʋẽe lilili, bena ye-
woasi nɛ. 2 Eye le kwasida ƒe
ŋkeke gbãtɔ ƒe ŋdikanya, esi agu
dze la, wova yɔdo la gbɔ. 3 Eye
wogblɔ le wo nɔewo dome bena:
Ameka amli kpe la da le yɔdo
la nu na mi mahã? 4 Eye esi

wowu mo dzi la, wokpɔ bena,
womli kpe la ɖe megbe xoxo;
elabena elolo akpa. 5 Eye esi
woyi ɖe yɔdo la me la, wokpɔ
ɖekakpuia ɖe le nuɖusi gome le
anyinɔfe, eye wòdo awu ɣi ʋlaya,
eye dzidzi ƒo wo.[d] 6 Eye wògblɔ
na wo bena: Dzidzi megaƒo mi
o! Yesu, Nazaretetɔ, amesi woklã
ɖe ati ŋuti la, dim miele; etsi
tre, mele afisia o; mikpɔ afisi wo-
tsɔe mlɔ la ɖa! 7 Ke miheyi ɖa-
gblɔe na efe nusrɔ̃lawo kple Pe-
tro hã bena: Edze mia ŋgɔ yina
Galilea, afima miakpɔe le, abe
alesi wògblɔ ɖi na mi la ene.[f] 8
Eye esi wodo go la, wosi tso
yɔdo la gbɔ; elabena dzodzo nya-
nyanya kple ŋɔdzi lé wo, eye wo-
megblɔ nyaa ɖeke na amea ɖeke
o; elabena wovɔ̃.

Yesu ɖe eɖokui fia.

9 Ke esi Yesu tsi tre le kwa-
siɖa gbãtɔ ƒe ŋdikanya la, eɖe
eɖokui fia Maria, Magdalatɔ gbã,
amesi me wònyã [i]gbɔgbɔ vɔ̃ adre
do go le. 10 Eya la yi ɖaka eta
na amesiwo li kpakplii tsã la, siwo
le konyi fam, eye wole avi fam
la.[l] 11 Eye woawo la, esi wose
bena, ele agbe, eye wokpɔe la,
womexɔe se o.
12 Ke nusiawo megbe la eɖe
eɖokui fia wo dome ame eve, si-
wo le tsa ɖim yina agbleta la, le

nɔnɔme bubu me.[a] 13 Eye woawo
hã wodzo yi ɖaka eta na ame
mamlewo; gake womexɔ woawo
hã dzi se o.

Mawuɖsiɖetanama ŋu se.

14 [b]Eya megbe la eɖe eɖokui
fia ame wuiɖekɛawo ŋutɔ, esi wole
nuɖuƒe; eye wòhe nya ɖe wo ŋu
le woƒe dzimaxɔse kple dzime-
sesẽ la ŋuti bena, womexɔ ame-
siwo kpɔe wòtsi tre la, dzi se o.
15 Eye wògblɔ na wo bena: Mi-
heyi ɖe xexe la me katã, eye mi-
ɖe gbe ƒã nyanyuie la na amewo
katã.[e] 16 Amesi ke xɔe se, eye
woɖe mawutsi ta nɛ la, woaxɔe
ɖe agbe; ke amesi ke mexɔe se
o la, woabu fɔe. 17 Ke dzesi siawo
lakplɔ amesiwo xɔe se la ɖo: Le
nye ŋkɔ la me [g]woanyã gbɔgbɔ
vɔ̃wo aɖo goe, eye woaƒo nu
kple aɖe yeyewo. 18 [h]Woalé da-
wo, eye ne wono nu wuame hã
la, mele wo si ge o; woatsɔ woƒe
asiwo aɖo dɔlélawo dzi, eye wo-
ƒe lãme lasẽ.

Yesu ƒe dziƒoyiyi.

19 [k]Esi Afetɔ la ƒo nu na wo vɔ
megbe la, wokɔe tẽ yi dziƒo, eye
wòbɔbɔ nɔ anyi ɖe Mawu ƒe nu-
ɖusi me. 20 Ke woamawo yi ɖa-
ɖe gbe ƒã nya la fia le afisiafi,[n]
eye Afetɔ la le dɔ wɔm kpli wo,
le ŋusẽ dom nya la to dzesi, si-
wo kpe ɖe wo ŋu la me.

[a] Lu. 24, 13.
[b] kp. 14-18 kpɔ Lu. 24, 36—49; Yoh. 20, 19-23; Luk. 24, 25-27; Kor. I. 15, 5.
[d] Yoh. 20, 12.
[e] Mat. 28, 19; Kol. 1, 23; Yoh. 3, 36.
[f] 14, 72. 28.
[g] Dɔ. 16, 18; 2, 4.
[h] Lu. 10, 19; Dɔ. 28, 3. 8.
[i] Yoh. 20, 14; Lu. 8, 2.
[k] kp. 19. 20 kpɔ Lu. 24, 50—53; Dɔ. 1, 4—11.
[l] Yoh. 20, 18; Mat. 28, 8.
[n] Dɔ. 3, 16; 14, 3; Heb. 2, 4.

---

# NYANYUIE LA, ABE ALESI LUKA ŊLƆE ENE.

---

Kpɔkplɔyiɖeme.

1. Esi ame geɖewo tsɔ asi de nya-
totoa ɖoɖo me le nyadzɔdzɔ,
siwo nu wowu le mia dome la
ŋuti, 2 abe alesi amesiwo kpɔ
eteƒe kple ŋku tso gɔmedzedzea
me ke, eye wonye nya la ƒe dɔ-
lawo, tsɔe de asi na mi ene la,
ta la,[p] 3 enyo nye hã ŋu, esi me-
dzro wo katã me kpɔ tsitotsito
vaseɖe egɔme ke bena, maŋlɔe
na wò ɖekaɖeka,[r] amegã Teofil,
4 bena nadze si nya, siwo wofia
wò la, ƒe nyateƒenyenye.

Mawuɖɔla ɖe gbe ƒã Yohanes mawutsiɖeta-
namela ƒe dzidzi.

5 Le Herodes, si nye Yudea-fia,
ƒe ŋkekewo me la mawununɔlaa
ɖe li, eŋkɔ enye Zaxarya, si tso
[o]Abiya ƒe ŋkekeɖoɖo me, eye srɔ̃a
tso Aron ƒe vinyɔnuviwo dome,
eye eƒe ŋkɔ enye Elisabet. 6 Eye
woa kple eve la katã wonye ame
dzɔdzɔewo le Mawu ƒe ŋku me,
eye wozɔna le Afetɔ la ƒe seawo
kple eƒe ɖoɖoawo katã nu mo ma-
kamakae. 7 Ke vi mele wo si o,
elabena Elisabet tsi ko, eye woa
kple eve la siaa woxɔ ƒe geɖe.

[o] Kron. I. 24, 10.
[p] Yoh. I. 1, 1.
[r] Dɔ. 1, 1.

8 Ke eva me bena, esime wòle
nunɔnɔdɔ wɔm le edzidzedze ƒe
ŋkekeɖoɖo la nu le Mawu ƒe ŋku
me 9 le nunɔnɔdɔ ƒe kɔa nu la,
nudzidze dze edzi bena,[a] wòayi
ɖe Aƒetɔ la ƒe xɔa me, eye wòa-
mė nu. 10 Eye ameha blibo la
katã le gbe dom ɖa le gota le nu-
meɣi la. 11 Ke Aƒetɔ ƒe dɔla ɖe
eɖokui fiae, le tsitre ɖe numemle-
kpui la ƒe nuɖusi me.[b] 12 Eye esi
Zaxarya kpɔe la, eɖi vo, eye vɔvɔ̃
dze edzi. 13 Ke dɔla la gblɔ nɛ
bena: Megavɔ̃ o, Zaxarya; ela-
bena wose wò kukuɖeɖe la, eye
srɔ̃wò Elisabet adzi ŋutsuvi na
wò, eye nayɔ eƒe ŋkɔ be Yoha-
nes. 14 Eye wòanye dzidzɔ kple
aseyetsotso na wò, eye ame ge-
ɖewo adzɔ dzi le eƒe dzidzi ŋuti.
15 Elabena anye gã le Aƒetɔ la
ŋku me, eye mele wein alo aha
sesẽ no ge o, eye Gbɔgbɔ kɔkɔe
ayɔe fũ tso keke dadaa ƒe dɔ me
ke.[g] 16 Eye wòatrɔ Israel-viwo
dome ame geɖewo ava Aƒetɔ,
woƒe Mawu la gbɔ.[h] 17 Eye wòa-
nɔ eŋgɔ le Eliya ƒe gbɔgbɔ kple
ŋusẽ me be, wòatrɔ fofowo ƒe
dziwo ava ɖeviwo gbɔ kple tosẽ-
lawo ɖe ame dzɔdzɔewo ƒe nunya
me, ne wòadzra dukɔ la ɖo ɖi
wòasu te na Aƒetɔ la.[k] 18 Eye
Zaxarya gblɔ na dɔla la bena:
Nuka me madze si nusia le ma-
hã? Elabena nye la amegã ɖeɖi
menye, eye srɔ̃nye hã xɔ ƒe ge-
ɖe. 19 Eye dɔla la ɖo eŋu nɛ
bena: Nyee nye [n]Gabriel, si nɔa
tsitre ɖe Mawu ŋku me, eye wò-
dɔm ɖa, be maƒo nu na wò, eye
magblɔ nya nyui sia ɖia wò. 20 Eye
kpɔ ɖa, wò aɖe latu, eye mėle
ŋute ge aƒo nu o, halase ŋkeke,
si dzi nusiawo ava ve me, le esi
mèxɔ nye nya, siwo nu woawu le
woƒe ɣeyiɣi me la, dzi se o la
ŋuti. 21 Eye dukɔ la le Zaxarya
lalam, eye woƒe mo wɔ yaa le eƒe
mawuxɔ me tsitsi la ŋuti. 22 Ke
esi wòdo go la, mete ŋu ƒo nu na
wo o, eye wodze sii bena, ekpe
nu le mawuxɔ la me, eye wòmia
asi wo, eye wòtsi nu maƒomaƒo.
23 Eye wòva me bena, esime wò-
wu eƒe subɔsubɔ ŋkekeawo nu
la, edzo yi eƒe me.[p] 24 Eye le
ŋkeke siawo megbe la srɔ̃a Eli-
sabet fɔ fu, eye wòɣla eɖokui
ɣleti atɔ̃ hegblɔ bena: 25 Elabe-
na ale Aƒetɔ la wɔ nam le ŋkeke,
siwo me wòkpɔm ɖa, be wòaɖe
nye ŋukpe ɖa le amewo dome.

Mawudɔla Gabriel gblɔ Kristo ƒe dzidzi ɖi.

26 Eye le ɣleti adelia me la
Mawu dɔ dɔla Gabriel ɖo ɖe Ga-
lilea-dua ɖe, si ŋkɔ enye Nazaret
la me, 27 ɖe ɖetugbi, si ŋugbe
wodo na ŋutsua ɖe, si ŋkɔ nye
Yosef, tso Dawid ƒe me la gbɔ,
eye ɖetugbi la ŋkɔe nye Maria.[d]
28 Eye esi mawudɔla va me le
egbɔ la, egblɔ nɛ bena: Medo
gbe na wò, wò amesi nu wove!
Aƒetɔ la li kpli wò. 29 Ke eƒe
dzi lã kpo le nya la ŋuti, eye
wòde ŋugble sẽ bena: Nuka gbe-
doname gɔ̃ enye esi! 30 Eye dɔla
la gblɔ nɛ bena: Megavɔ̃ o, Ma-
ria! Elabena ėkpɔ amenuveve le
Mawu gbɔ. 31 Eye kpɔ ɖa,[e] ėle
fu fɔ ge, eye nadzi ŋutsuvi, eye
nayɔ eƒe ŋkɔ be [f]Yesu. 32 Eya
la anye gã, eye woayɔe be dzi-
ƒoʋĩtɔ la ƒe Vi, eye Aƒetɔ Mawu
la[i] atsɔ fofoa Dawid ƒe fiazikpui
la anae; 33 eye wòaɖu fia le Ya-
kob ƒe aƒe dzi tegbetegbe, eye nu-
wuwu manɔe na eƒe fiaɖuƒe la o.
34 Eye Maria gblɔ na dɔla la
bena: Aleke nusia lava mee, esi
nyemenya ŋutsu o mahã? 35 Eye
dɔla la ɖo eŋu gblɔ nɛ bena:
[l]Gbɔgbɔ kɔkɔe ava dziwò, eye
dziƒoʋĩtɔ ƒe ŋusẽ ado vɔvɔli ɖe
dziwò, eyaŋuti nusi dzi ge nala
la, woayɔe be kɔkɔe, Mawu vi-
ŋutsuvi. 36 Eye kpɔ ɖa, Elisabet,
wò ƒometɔ la, fɔ fu le ŋutsuvi
dzi ge le eƒe nyagãkuku me, eye
ɣleti sia enye adelia na eya, amesi
woyɔna be konɔ. 37 Elabena na-
neke mesẽ na Mawu o.[o] 38 Eye
Maria gblɔ bena: Kpɔ ɖa, Aƒetɔ
la ƒe dɔlanyɔnu menye, ava me
nam le wò nya la nu. Eye ma-
wudɔla dzo le egbɔ.

Maria va kpɔ Elisabet ɖa.

39 Eye Maria tsi tre le ŋkeke
siawo me, eye wòɖe abla yi to la
dzi, ɖe Yuda-dua ɖe me; 40 eye
wòge ɖe Zaxarya ƒe me, eye wò-
do gbe na Elisabet. 41 Eye wòva
me bena, esi Elisabet se Maria
ƒe gbedoname ko la, via ho le eƒe
dɔ me; eye Gbɔgbɔ kɔkɔe yɔ Eli-
sabet fũ, 42 eye wòdo ɣli kple
gbe sesẽ gblɔ bena: Woayra wò

a Mo. II. 30, 7.
b Mo. II. 30, 1.
d Mat. 1, 16—18.
e Yes. 7, 14.
f Mat. 1, 21—23.
g Mo. V. 6, 3.
h Mal. 3, 1.
i Yes. 9, 6; Sam. II. 7, 16; Yer. 23, 14.
k Mat. 17, 11-13
l Mat. 1, 18. 20.
n Dan. 8, 16; 9, 21.
o 18, 27; Mo. I. 18, 14; Ro. 4, 21.
p kp. 39.

le nyɔnuwo dome, eye woayra
wò dɔmevi la![a] 43 Eye afika gɔ̃
nusia tso bena, nye Afetɔ la dada va gbɔnye mahã? 44 Elabena
kpɔ ḍa, esi wò gbedoname ḍi ḍe
nye to me la, ḍevi la ho le nye
dɔ me le dzidzɔ ŋuti. 45 Eye
[b]woayra wò, amesi xɔe se, elabena woawu nusiwo wogblɔ na
wò tso Afetɔ gbɔ la nu.

Maria ƒe kafukafuha.

46 Eye Maria gblɔ bena: Nye
luʋɔ do Afetɔ la ḍe dzi,[d] 47 eye
nye gbɔgbɔ tso aseye le Mawu,
nye xɔla ŋuti,[f] 48 bena ekpɔ [g]eƒe
dɔlanyɔnu ƒe bɔbɔnyenye ḍa; elabena kpɔ ḍa, tso esia dzi la ƒomewo katã woayɔm be yayrame,
49 bena ŋusẽtɔ la wɔ nu dzɔtsuwo nam, eye kɔkɔe nye eƒe
ŋkɔ.[i] 50 Eye eƒe nublanuikpɔkpɔ
li tso dzidzime vasede dzidzime
na amesiwo vɔ̃nɛ.[l] 51 Ewɔ nu sesẽ kple eƒe abɔ; ekaka amesiwo
do wo ḍokui ḍe dzi le woƒe dzimesusuwo me la me.[n] 52 Etu asi
ŋusẽtɔwo ƒu anyi tso fiazikpuiwo
dzi, eye wòdo ame bɔbɔḍanyiwo
ḍe dzi.[p] 53 Eyɔ dɔwuitɔwo kple
nu nyuiwo, eye kesinɔtɔwo la eḍo
wo ḍa ƒuƒlu.[s] 54 Eḍe eƒe dɔla
Israel dzi hena ŋkuḍoḍo nublanuikpɔkpɔ dzi;[u] 55 abe alesi wòƒo
nu na mia fofowo ene, na Abraham kple eƒe ƒome vasede mavɔ
me.[y] 56 Eye Maria nɔ egbɔ anɔ
ɣleti etɔ̃; eye wògbugbɔ yi ye
ŋutɔ ƒe me.

Yohanes dzidzi kple ŋɔatsotso nɛ.

57 Ɣɔ la Elisabet ƒe vidziɣi
ḍo, eye wòdzi ŋutsuvi. 58 Eye
esi eƒe afelikawo kple eƒe ƒometɔwo se bena, Afetɔ kpɔ nublanui geḍe nɛ la, wokpɔ dzidzɔ kpakplii. 59 Eye wòva ve me le ŋkeke [d]enyilia dzi bena, wova aʋa
tso ge na ḍevi la, eye wotsɔ fofoa ŋkɔ Zaxarya nɛ. 60 Eye dadaa xɔ edzi gblɔ bena: O! Ɖeko
woayɔe be Yohanes.[e] 61 Eye wogblɔ nɛ bena: Amea ḍeke mele
wò ƒome, si wotsɔ ŋkɔ sia na o.
62 Eye womia asi fofoa, alesi wòḍi
be, woayɔ nɛ. 63 Eye wòbia nuŋlɔkpe suea ḍe, eye wòŋlɔ bena:
Yohanes enye eƒe ŋkɔ. Tete wo
katã ƒe mo wɔ yaa. 64 Eye eƒe
nu ke enumake, eye eƒe aḍe trɔ,
eye wòƒo nu le Mawu kafum. 65

a 11, 27.
b Yoh. 20, 29.
d Sam. I. 2, 1.
e Pet. II. 1, 21.
f Xab. 3, 18.
g Sam. I. 1, 11; Ps. 113, 6.
h Ps. 132, 17; Sam. I. 2, 10.
i Ps. 126, 2. 3.
k Yer. 23, 6.
l Mo. II. 20, 6; 34, 6.
n Yes. 51, 9.
o Mo. I. 22, 16; Mo. III. 26, 42; Mi. 7, 20.
p Pet. I. 5, 5.
r Ti. 2, 12. 14.
s Ps. 34, 11; Mat. 5, 3. 6.
t Ef. 4, 24.
u Ps. 98, 3.
v 2, 4.
y Mo. I. 17, 7; 18, 18.
z Yer. 31, 34.
a Mal. 4, 2.
b Mat. 4, 16.
d Mo. I. 17, 10.
e kp. 13.

Eye vɔvɔ̃ va amesiwo katã ḍe
afelika kpli wo la dzi, eye woƒo
nu le nyadzɔdzɔ siawo katã ŋuti
le Yudea-tonyigba blibo la katã
dzi. 66 Eye amesiwo katã see la,
wolẽe ḍe ta me le gbɔgblɔm bena: Nuka gɔ̃ ḍevi sia lava zu mahã? Elabena Afetɔ la ƒe asi hã
li kplii.

Zaxarya ƒe kafukafuha.

67 Eye fofoa Zaxarya yɔ fũ kple
Gbɔgbɔ kɔkɔe, eye wògblɔ ḍe
anyi bena:[e] 68 Woakafu Afetɔ,
Israel ƒe Mawu la, elabena eva
kpɔ eƒe dukɔ ḍa, eye wòwɔ ḍeḍe
nɛ, 69 eye wòna xɔxɔ ƒe dzo do
na mi le Dawid, eƒe dɔla, ƒe me;[h]
70 abe alesi wòƒo nu to eƒe nyagblɔḍila kɔkɔe, siwo li tso blema
ke la, ƒe nu me ene: 71 Ɖeḍe tso
miaƒe futɔwo kple amesiwo katã
lẽa fu mi la, ƒe asi me;[k] 72 be
yeakpɔ nublanui na mia fofowo,
eye yeaḍo ŋku yeƒe nubabla kɔkɔe, 73 atamkaka, si wòka na mía
fofo Abraham la dzi,[o] 74 be esi
wòḍe mi tso miaƒe futɔwo si me
la, wòana miasubɔe kple mavɔ̃mavɔ̃[r] 75 le kɔkɔenyenye kple
dzɔdzɔenyenye me, miaƒe ŋkekewo katã le eƒe ŋku me.[t] 76 Ke
wò, ḍevi la, woayɔ wò be dziƒoʋitɔ ƒe nyagblɔḍila; elabena àdze
Afetɔ la ŋgɔ, be nadzra eƒe mɔwo ḍo,[v] 77 be nana xɔxɔ ƒe nyanya le woƒe nuvɔ̃tsɔtsɔke me[z]
78 le miaƒe Mawu ƒe dɔmetɔtrɔ
kple nublanuikpɔkpɔ ŋuti, esime
kekeli dze tso dziƒo ʋĩ va kpɔ
mí ḍa,[a] 79 be wòaklẽ na amesiwo
bɔbɔ nɔ viviti kple ku ƒe vɔvɔli
me, be wòaḍo míaƒe afɔwo ŋutifafa ƒe mɔ dzi.[b]
80 Eye ḍevi la tsi, eye wòva sẽ ŋu
le gbɔgbɔ la me; eye wòle gbedzi
vasede ededeƒia Israel ŋkeke dzi.

Yesu dzidzi.

2. Eye wòva ve me le ŋkeke mawo me be, sedede tso kaisaro
Augusto gbɔ bena, woaxlẽ xexeme katã aŋlɔ. 2 Ŋɔŋlɔ gbãtɔ sia
va me, esime Kirenio le mɔ̃meƒia
ḍum le Siria. 3 Eye amewo katã
dze mɔ heyi be, woaŋlɔ woƒe ŋkɔwo, amesiame yi ḍe ye ŋutɔ ƒe
du me. 4 Eye Yosef hã dzo le
Galilea, tso Nazaret-du la me heyi
Yudea ḍe Dawid du, si woyɔna

be Betlexem la me, elabena etso
Dawid fe me kple efome la me,[a]
5 be woaŋlɔ eya kple Maria, amesi
ŋugbe wodo nɛ, si nye funɔ la,
fe ŋkɔ.[e] 6 Eye esi wole afima la,
eva ve me be, efe ŋkeke la de
be, wòadzi vi. 7 Eye [f]wòdzi ŋu-
tsuvi, si nye efe ŋgɔgbevi, eye
wòxatsa avɔ de eŋu, eye wòtsɔe
mlɔ lãnuɖunu me; elabena wo-
mekpɔ tefe le amedzrodzefe o.
8 Eye alẽnyilawo le nuto ma
ke me le gbedzi, eye wole wofe
alẽha ŋuti dzɔm le zã me. 9 Eye
Afetɔ fe dɔlaa de tsi tre de wo
gbɔ, eye Afetɔ fe ŋutikɔkɔe klẽ
fo xlã wo, eye wovɔ̃ ŋutɔŋutɔ.
10 Eye dɔla la gblɔ na wo bena:
Migavɔ̃ o! Elabena kpɔ da, me-
va dzidzɔ gã ŋutinya gblɔ ge fia
mi, esi lanye na dukɔ blibo la
katã; 11 elabena wodzi xɔla, si
nye Kristo, Afetɔ la, na mi egbe
le Dawid dua me. 12 Eye esia
anye dzesi na mi: Miakpɔ vidzĩe,
si woxatsa avɔ de eŋu, eye wò-
mlɔ lãnuɖunu me. 13 Eye kasia
dzifoʋakɔha gãa de kpe de ma-
wudɔla la ŋuti, wole Mawu ka-
fum le gbɔgblɔm bena: 14 Ŋuti-
kɔkɔe woana Mawu le dzifo boo,
eye ŋutifafa ava anyigba dzi;
amegbetɔwo ŋu woakpɔ ŋudze-
dze nyuí le.[k]
15 Eye wòva me, esime mawu-
dɔlawo dzo le wo gbɔ heyi dzifo
la, alẽnyilawo gblɔ na wo nɔewo
bena: Mina ne míayi Betlexem,
adakpɔ nusia, si va dzɔ, esi Afetɔ
la na mienya. 16 Eye wode abla
va, eye wokpɔ Maria kple Yosef
kpakple vidzĩe, si le anyimlɔfe
le lãnuɖunu me. 17 Esi wo-
kpɔe la, wokaka nya, si wogblɔ
na wo le devi sia ŋuti. 18 Eye
amesiwo katã see la, wofe mo
wɔ yaa le nya, siwo alẽnyilawo
gblɔ na wo la ŋuti. 19 Ke Ma-
ria lé nya siawo katã de ta me,
eye wòbu wo ŋuti le efe dzi me.[n]
20 Eye alẽnyilawo gbugbɔ, eye
wole ŋutikɔkɔe kple kafukafu
tsɔm na Mawu le nusiwo katã
wose, eye wokpɔ la ŋuti, abe ale-
si wogblɔ na wo la ene.

**Wotso aʋa na Yesu hetsɔe do Mawu fe ŋku me. Simeon kple Hana.**

21 Eye esi wotso aʋa nɛ le ŋke-
ke enyilia dzi la, wotsɔ ŋkɔ nɛ

[a] Sam. I. 16, 1; Mi. 5, 1.
[b] 1, 31. 59.
[d] Mo. III. 12.
[e] 1, 27.
[f] 1, 27.
[g] Mo. II. 13, 2. 12 v. 15.
[h] 23, 51; Dɔ. 13, [redacted]
[i] Yes. 11, 10; 42, 6; 49, 6.
[k] 19, 38; Ef. 2, 14. 17; Lu. 3, 22; Yes. 57, 19.
[l] Yes. 8, 14; Ro. 9, 33; Kor. I. 1, [redacted]
[n] kp. 51.
[o] Tim. I. 5, 5.

be Yesu, abe alesi mawudɔla yɔe
di, hafi wofɔ efe fu ene.[b]
22 Eye esi wowu wofe ŋutikɔ-
klɔŋkekeawo nu le [d]Mose fe se
la nu la, wotsɔe yi Yerusalem, be
woatsɔe ado Afetɔ ŋku me, 23
abe alesi woŋlɔ di le Afetɔ fe se
la me ene bena: „Atsu sia atsu,
si ʋu dɔnu la, woayɔ eya kɔkɔe
na Afetɔ la“;[g] 24 eye be woana
numeme, abe alesi wogblɔ le Afe-
tɔ fe se la me ene bena: „Akpa-
kpa eve alo ahɔ̃nevi eve.“
25 Eye kpɔ da, amea de le
Yerusalem, si ŋkɔ enye Simeon;
amesia enye ame dzɔdzɔe kple
mawumeme, si le Israel [h]fe akɔ-
fafa lalam, eye Gbɔgbɔ kɔkɔe le
eyama dzi. 26 Eye Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe la dee fiae bena, mele kuku
ge, hafi akpɔ Afetɔ la fe Kristo
o. 27 Eye wòle Gbɔgbɔ la me
va mawuxɔa me; eye esi dzilawo
yi de eme kple devi Yesu, bena
woawɔ nɛ le se la fe kɔa nu la,
28 eya hã xɔe de efe abɔwo do-
me, eye wòkafu Mawu hegblɔ be-
na: 29 Afetɔ, azɔ èdo mɔ wò dɔla
le ŋutifafa me le wò nya la nu;
30 elabena nye ŋkuwo kpɔ wò
xɔxɔ, 31 si nèdzra do de dukɔwo
katã fe ŋku me;[i] 32 kekeli fe
nyadedefia na trɔ̃subɔlawo kple
wò dukɔ Israel fe ŋutikɔkɔe. 33
Eye fofoa kple dadaa fe mo wɔ
yaa le nya, siwo wògblɔ le eyama
ŋuti la ta. 34 Eye Simeon yra
wo, eye wògblɔ na dadaa Maria
bena: [l]Kpɔ da, wodo amesia anyi
na ame gedewo fe anyidzedze
kple tsitretsitsi le Israel, kple
dzesi, si woagblɔ nya de eŋuti;
35 ke wò la, yi ato wò ŋutɔ wò
luʋɔ me, bena woade ame gede-
wo fe dzimesusuwo afia. 36 Eye
Hana, nyɔnu nyagblɔdilaa de li,
enye Fanuel fe nyɔnuvi tso Aser-
fome me, si xɔ fe gede ŋutɔ, eye
wònɔ anyi kple srɔ̃a fe adre tso
efe detugbi me; 37 eye wònye
ahosi, si xɔ fe blaenyi vɔ ene,
eye medzona le mawufe la me o
hele Mawu subɔm kple nutsitsi-
dɔ kpakple kukudede zã kple
keli.[o] 38 Eya hã va tsi tre le ga-
fofo ma ke dzi, le Afetɔ kafum,
eye wòfo nu le eŋuti na amesiwo
katã le Yerusalem fe dede la-
lam.

39 Eye esi wowu nuwo katã nu
le Afetɔ ƒe sea nu la, wogatrɔ yi
Galilea ɖe woawo ŋutɔ ƒe du Na-
zaret la me.[d] 40 Eye ɖevi la tsi,
eye wòva sẽ ŋu, eye nunya yɔe
fũ, eye Mawu ƒe amenuveve le
edzi.[e]

**Yesu, si xɔ ƒe wuieve, le mawuxɔ me; enɔ ɖevi me le Nazaret.**

41 [g]Eye eƒe dzilawo yia Yerusa-
lem ƒe sia ƒe ɖe ŋutitotoŋkeke-
nyuieɖuƒe. 42 Eye esi wòxɔ ƒe
wuieve la, woyi Yerusalem le ŋke-
kenyuie ƒe kɔa nu. 43 Eye esi wowu
ŋkekeawo nu la, Yesu ɖevi la tsi
megbe le Yerusalem le woƒe tɔtrɔ-
gbɔ me, eye eƒe dzilawo menyɛ
o. 44 Ke esi wobu xa bena, anɔ
mɔzɔha la dome la, wozɔ ŋkeke
ɖeka ƒe mɔ, eye wodii le woƒe
ƒomeawo kple ame nyanyɛawo
dome; 45 eye esi womekpɔe o la,
wogatrɔ yi Yerusalem le edim.
46 Eye le ŋkeke etɔ̃ megbe la
eva ve me bena, wokpɔe le ma-
wuƒe la me le anyinɔƒe le nufia-
lawo dome, hele to ɖom wo, eye
wòle nya biam wo; 47 eye ame-
siwo katã see la, woƒe mo wɔ yaa
le eƒe nugɔmesese kple eƒe ŋu-
ɖoɖowo ŋuti. 48 Eye esi wokpɔe
la, kuvia ɖo wo, eye dadaa gblɔ
nɛ bena: Vinye, nukaŋuti newɔ
ɖe mia ŋu ale? Kpɔ ɖa, mia kple
fofowò miedi wò kple nuxaxa. 49
Eye wògblɔ na wo bena: Nuka
wɔ miedim ma?[i] Ɖe mienya be-
na, ele nam be, manɔ nusiwo nye
fofonye tɔ me o mahã? 50 Eye
womese nya, si wògblɔ na wo la
gɔme o. 51 Eye wòyi kpli wo,
eye wòva Nazaret, eye wòbɔbɔ
eɖokui na wo, eye dadaa [l]tsɔ nya
siawo katã dzra ɖo ɖe eƒe dzi me.
52 Eye Yesu tsi ɖe dzi le nunya
kple tsitsi kple amenuveve le Ma-
wu kple amewo gbɔ la me.[o]

**Yohanes ƒe dzimetɔtrɔ-nyagbɔgblɔ kple ɖaseɖiɖi le Kristo ŋu.**

3. Eye le kaisaro Tiberio ƒe fia-
ɖuɖu ƒe ƒe wuiatɔ̃lia me, esi
Pontio Pilato le mɔ̃mefia ɖum le
Yudea, eye Herodes enye dziɖula
le Galilea, eye nɔvia Filipo enye
dziɖula le Iturea kple Traxoniti-
nyigbawo dzi, eye Lisania enye
dziɖula le Abilene, 2 eye Hana
kple Kayafa wonye nunɔlagãwo

[a] Yoh. 18, 13.
[b] kp. 3—18 kpɔ Mat. 3, 1—12; Mar. 1, 3—8; Yoh. 1, 6—28.
[d] Mat. 2, 21.
[e] kp. 52.
[f] Yes. 40, 3—5.
[g] Mo. II. 23, 14. 15.
[h] Yoh. 8, 39.
[i] Yoh. 2, 16.
[k] Mat. 21, 32.
[l] kp. 19.
[n] 19, 8.
[o] kp. 40; Sam. I. 2, [illegible]

la, Mawu ƒe nya va Yohanes, Za-
xarya vi la gbɔ le gbeɖzi.[a] 3 Eye
[b]wòva Yordan-nutowo katã me
godoo hele gbe ƒã ɖem dzimetɔtrɔ
ƒe mawutsideɖetaname hena nu-
vɔ̃wo ƒe keke; 4 alesi woŋlɔ ɖi
le nyagblɔɖila [f]Yesaya ƒe nya-
gblɔɖigbalẽ me bena: „Amesi le
ɣli dom le gbeadzi ƒe gbe enye
esi: Midzra Afetɔ ƒe mɔ la ɖo,
miwɔ eƒe mɔtatawo dzɔdzɔe. 5
Woaxe ʋe sia ʋe, eye woabɔbɔ
to sia to kple togbɛ sia togbɛ ɖe
anyi, eye mɔ gɔglɔ̃wo lazu dzɔ-
dzɔe, eye mɔ tsakliwo lazu zɔ-
zrɔ̃e! 6 Eye ŋutilã katã akpɔ Ma-
wu ƒe xɔxɔ la.“
7 Azɔ egblɔ na ameha, siwo do
go, bena wòade mawutsi ta na ye-
wo la bena: Dawo ƒe dzidzimewo!
Amekae gblɔe na mi bena, miasi
atso dɔmedzoe, si gbɔna la nu
mahã? 8 Azɔ mitse ku, siwo dze
dzimetɔtrɔ, eye migaɖe asi gbɔ-
gblɔ me le mia ɖokui me bena:
Abraham ye nye mía fofo o; ela-
bena mele egblɔm na mi bena:
Mawu ate ŋu anyɔ viwo atso kpe
siawo me ke na Abraham.[h] 9 Ke
wotsɔ fia ɖo atiwo ƒe ke dzi gɔ̃
hã xoxo; azɔ ati sia ati, si me-
tsea ku nyui o la, wolãnɛ, eye wo-
tsɔnɛ ɖea dzo me. 10 Eye ame-
hawo biae bena: Ekema nuka wɔ
ge miala? 11 Eye wòɖo ŋu gblɔ
na wo bena: Amesi awu eve le
esi la, nena amesi ɖeke mele esi
o, eye amesi nunyiame le esi la,
newɔ nenema ke. 12 Eye nudzɔ-
lawo hã va be, wòade mawutsi
ta na yewo, eye wogblɔ nɛ bena:
Nufiala, nuka wɔ ge miala?[k] 13
Eye wògblɔ na wo bena: Nusi
ke woɖo na mi la, migaxɔ xɔɖe-
dzi o.[n] 14 Eye asrafowo hã biae
gblɔ bena: Miawo hã nuka wɔ ge
miala? Eye wògblɔ na wo bena:
Migado ŋɔdzi na amea ɖeke xɔ
nu le esi o, eye migatso amea
ɖeke nu hã dzro o, eye miaƒe fe-
tu nadze mia ŋu!
15 Ke esi dukɔ la le mɔkpɔkpɔ
me, eye wo katã wole ɖi kem le
woƒe dzi me le Yohanes ŋuti be,
ɖewo mahĩ eyae nye Kristo la la,
16 Yohanes ɖo ŋu gblɔ na wo be-
na: Nye la metsɔ tsi ɖe mawutsi
ta na mi; ke amesi tri akɔ wum,
amesi ƒe atokotawo nu ka me-

dzem be, matui o la, eya ŋutɔ
gbɔna be, wòatsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe
kple dzo ade mawutsi ta na mi;
17 amesi si lugbɔnu le, be wòa-
kplɔ eƒe lugbɔƒe keŋkeŋ, eye
wòaƒo lu la ƒu alɔ de eƒe ava
me; ke tsroa la, wòatsɔ dzo ma-
tsimatsi atɔe.
18 Eye wògblɔ nyanyuie fia du-
kɔ la hele nu xlɔ̃m wo le nu bu-
bu ƒomevi geḍewo hã ŋuti; 19
ke dziḍula Herodes, si wògbe nya
na le Herodia, nɔvia srɔ̃ kple nu
vɔ̃ḍi, siwo katã Herodes wɔ la
ŋuti la,[b] 20 etsɔ Yohanes de gaxɔ
me hekpe ḍe nusiawo katã ŋuti.

Wode mawutsi ta na Yesu; Yesu ƒe dzidzime-xexlẽfiagbalẽ.

21 [e]Eye esi wòde mawutsi ta
na dukɔ la katã, eye wòdee na
Yesu hã la, edo gbe ḍa, eye wò-
va ve me bena, dziƒo ʋu, 22 eye
Gbɔgbɔ kɔkɔe la ḍi le nɔnɔme-
kpɔkpɔ me abe akpakpa ene ḍe
eyama dzi, eye gbe ḍi tso dziƒo
gblɔ bena: Wòe nye vinye, si
gbɔ nyemelɔ̃a nu le o, wò me me-
kpɔa ŋudzedze lena.
23 [g]Eye Yesu ŋutɔ, esi wòdze
dɔ gɔme la, exɔ ƒe anɔ ƒe blaetɔ̃,
eye wònye — le amewo ƒe susu
nu — Yosef vi, amesi nye Eli vi,
24 amesi nye Mata vi, amesi nye
Lewi vi, amesi nye Melxi vi, amesi
nye Yona vi. amesi nye Yosef vi,
25 amesi nye Matatia vi, amesi
nye Amos vi, amesi nye Nahum
vi, amesi nye Esli vi, amesi nye
Nagae vi, 26 amesi nye Mahat vi,
amesi nye Matatia vi, amesi nye
Semei vi, amesi nye Yosef vi, ame-
si nye Yuda vi, 27 amesi nye Yo-
hanan vi, amesi nye Resa vi, ame-
si nye Zerubabel vi, amesi nye
Salatiel vi, amesi nye Neri vi, 28
amesi nye Melxi vi, amesi nye
Adi vi, amesi nye Kosam vi, amesi
nye Elmadam vi, amesi nye Er
vi, 29 amesi nye Yose vi, amesi
nye Eliezer vi, amesi nye Yorim
vi, amesi nye Matat vi, amesi nye
Lewi vi, 30 amesi nye Simeon vi,
amesi nye Yuda vi, amesi nye
Yosef vi, amesi nye Yonan vi,
amesi nye Eliakim vi, 31 amesi
nye Melea vi, amesi nye Mena vi,
amesi nye Matata vi, amesi nye
[n]Natan vi, amesi nye Dawid vi,
32 amesi nye Isai vi, amesi nye
Obed vi, amesi nye Boaz vi, amesi
nye Salmon vi, amesi nye Naha-
son vi, 33 amesi nye Aminadab
vi, amesi nye Aram vi, amesi nye
Esron vi, amesi nye Fares vi,
amesi nye Yuda vi, 34 amesi nye
Yakob vi, amesi nye Isak vi, ame-
si nye Abraham vi, amesi nye
Tara vi, amesi nye Nahor vi,[a] 35
amesi nye Seruk vi, amesi nye
Regu vi, amesi nye Peleg vi, ame-
si nye Eber vi, amesi nye Sala
vi, 36 amesi nye Kainan vi, amesi
nye Arfaksad vi, amesi nye Sem
vi, amesi nye Noa vi, amesi nye
[d]Lamex vi, 37 amesi nye Metu-
sala vi, amesi nye Enox vi, amesi
nye Yared vi, amesi nye Maha-
laleel vi, amesi nye Kainan vi,
38 amesi nye Enos vi, amesi nye
Set vi, amesi nye Adam vi, amesi
nye Mawu tɔ.

Abosam te Yesu kpɔ.

4. [f]Eye Yesu, esi wòyɔ fũ kple
Gbɔgbɔ kɔkɔe la, egbugbɔ tso
Yordan nu, eye Gbɔgbɔ la kplɔe
yi gbedzi, 2 eye Abosam le etem
kpɔ ŋkeke blane sɔŋ. Eye meḍu
naneke le ŋkeke mawo me o, eye
esi ŋkekeawo wu nu la, dɔ wui.[h]
3 Eye Abosam gblɔ nɛ bena: Ne-
nye Mawuvi nènye la, ekema gblɔ
na kpe sia, ne wòatrɔ zu abolo.
4 Eye Yesu xɔ edzi gblɔ nɛ be-
na: [i]Woŋlɔ ḍi bena: „Menye abolo
ḍeḍeko ŋuti ame lanɔ agbe ḍo o,
negbe le Mawu ƒe nya sia nya
ŋuti.“ 5 Eye esi wòkplɔe yi to kɔ-
kɔa ḍe dzi la, eḍe xexeme fiaḍu-
ƒewo katã fiae le aḍabaƒoƒo ḍeka
me. 6 Eye Abosam gblɔ nɛ be-
na: Wòe matsɔ ŋusẽ sia katã kple
woƒe ŋutikɔkɔe ana; elabena nyee
wotsɔe de asi na, eye matsɔe ana
amesi ke melɔ̃. 7 Azɔ wò la, ne
èḍe ta agu nam la, wo katã lazu
tɔwò. 8 Eye Yesu xɔ edzi gblɔ
nɛ bena: [k]Woŋlɔ ḍi bena: „Aƒetɔ,
wò Mawu la, nade ta agu na, eye
eya ḍeka ko nasubɔ.“ 9 Tete wò-
kplɔe yi Yerusalem, eye wòtsɔe
ḍo mawuxɔ ƒe tsutsuẽƒe, eye wò-
gblɔ nɛ bena: Nenye Mawuvi nè-
nye la, ekema tsɔ ḍokuiwò xlã
ḍe anyi tso afisia; 10 elabena [l]wo-
ŋlɔ ḍi bena: „Ade se na eƒe dɔ-
lawo le ŋutiwò bena, woakpɔ ta-
wò nyuie, 11 eye woƒe asiwo me

[a] Mo. I. 21, 2. 3; 11, 10—26; Kron. I. 1, 24 v. 27.
[b] Mar. 6, 17; Mat. 14, 3; 11, 2.
[d] Mo. I. 5, 32.
[e] kp. 21. 22 kpɔ Mat. 3, 13—17; Mar. 1, 9—11; Yoh. 1, 32. 33.
[f] kp. 1—13 kpɔ Mat. 4, 1—11; Mar. 1, 12. 13.
[g] kp. 23-38 kpɔ Mat. 1, 1—17.
[h] Mo. II. 34, 28.
[i] Mo. V. 8, 3.
[k] Mo. V. 6, 13; 10, 12. 20.
[l] Ps. 91, 11. 12.
[n] Sam. II. 5, 14.

woatsɔ wò aḍo, bena nagatsɔ wò
afɔ axlã ḍe kpea ḍeke o." 12 Eye
Yesu xɔ edzi nɛ bena: Wogblɔ
ḍi bena: a„Megate Afetɔ, wò Ma-
wu la, kpɔ o!" 13 Eye esi Abo-
sam wu tetekpɔwo katã nu la,
ete ḍa le egbɔ gbɔ.

Yesu dze efe dɔwɔwɔ gɔme, eye wògblɔ nya le Nazaret.

14 Eye Yesu gbugbɔ yi Gali-
lea le Gbɔgbɔ la fe ŋusẽ me;
eye efe ŋkɔ ḍi hoo le afima nu-
toawo katã me godoo.d 15 Eye
wòfia nu le wofe fufofewo, eye
wo katã wokafui.

16 fEye wòva Nazaret, afisi wo-
nyii le, eye le efe kɔa nu la eyi
ḍe fufofe la le Sabat-ŋkeke dzi,
eye wòtsi tre be, yeaxlẽ agbalẽ.
17 Eye wotsɔ nyagblɔḍila Yesaya
fe agbalẽ nɛ, eye esi wòʋu agba-
lẽa la, ekpɔ tefe, afisi woŋlɔ ḍo
bena: 18 Afetɔ fe Gbɔgbɔ le dzi-
nye, le esi ta wosi ami nam ḍo,
bena magblɔ Nyanyuie afia ame
dahewo, edɔm, bena mayɔ dɔ ame-
siwo fe dzi gbã,i 19 eye be ma-
ḍe gbe fã ḍokuisinɔnɔ na aboyo-
mewo kple nukpɔkpɔ na ŋkua-
gbãtɔwo, be mana amesiwo wole
funyafunya wɔmi la, nanɔ wo ḍo-
kui si, eye be maḍe gbe fã Afetɔ
fe fe nyui la." 20 Eye esi wòtu
agbalẽa la, etsɔe na dɔla la, eye
wòbɔbɔ nɔ anyi, eye amesiwo katã
le fufofea la, fɔ ŋku ḍe edzi dzo-
ɣlii. 21 Eye wòḍe asi gbɔgblɔ me
na wo bena: Egbe wowu ŋɔŋlɔ
sia nu le miafe towo me.l 22 Eye
ameawo katã ḍi ḍase nɛ, eye wofe
mo wɔ yaa le amenuvevenya, si-
wo do go tso efe nu me la ŋuti,
eye wogblɔ bena: oAlo amesia la
menye Yosef vie o ḍe? 23 Eye
wògblɔ na wo bena: Miaḍo lo sia
nam tsã be: „Gbeḍala, ḍa gbe ḍo-
kuiwò ŋu!" Nusiwo miese bena,
nèwɔ le rKapernaum la, wɔe le
mia de afisia hã. 24 Eye wògblɔ
bena: Vavã mele egblɔm na mi
bena: Nyagblɔḍilaa ḍeke medzea
ye ŋutɔ detɔwo ŋu o.s 25 Ke nya-
tefe gblɔm mele na mi bena: Ahosi
geḍewo le Israel le uEliya fe ŋke-
kewo me, esime wotu dzifo nu fe
etõ kple ɣleti ade, eye dɔwuame
gãa ḍe va anyigba la katã dzi;
26 eye womedɔ Eliya ḍe wo do-
metɔa ḍeke gbɔ o, negbe ḍe Sa-
repta le Zidon-nyigba dzi ḍe nyɔ-
nu ahosia ḍe gbɔ ko. 27 Eye
anyidzela geḍewo le Israel le nya-
gblɔḍila Elisa ŋɔli, eye womeklɔ
wo dometɔa ḍeke ŋuti o, negbe
bNaeman, Siriatɔ la ko. 28 Eye
esi amesiwo katã le fufofe la, se
nusiawo la, dɔme ve wo ŋutɔ;
29 eye wotsi tre, eye wotu asi
ʋume nɛ ḍo go le dua me, eye
wokplɔe vaseḍe to, si dzi wotso
wofe dua ḍo la, fe abunu, bena
woatrɔ gboe afu abu me. 30 Ke
eto wo titina ke heyi kɔ̃.e

Yesu gblɔ nya le Kapernaum, afisi wòyo dɔ gbɔgbɔ vɔ̃ tɔa ḍe le.

31 gEye wòḍi va Kapernaum, si
nye Galilea-du la me. Eye wòle
nu fiam wo le Sabat-ŋkeke dzi;
32 eye hkuvia ḍo wo le efe nufia-
fia la ŋuti, elabena egblɔ nya ŋu-
sẽtɔe.

33 Eye ŋutsua ḍe le fufofe la,
amesi me Abosam fe gbɔgbɔ bliba
le, eye wòḍo ɣli kple gbe sesie
bena: 34 Ago gbɔ, nya kae le mía
kplí wò dome, wò Yesu, Naza-
retetɔ? Ɖe nèva mia tsrɔ̃ gea?
Menya wò amesi nènye: Mawu fe
kɔkɔetɔ la nènye.k 35 Eye Yesu
wo ḍe eta gblɔ bena: Mia wò nu,
eye naḍo go le eme! Eye esi
Abosam la tsɔe xlã ḍe titina la,
eḍo go le eme, eye mewɔ nu ve-
via ḍekee o. 36 Eye kuvia ḍo
wo katã, eye wogblɔ le wo noe-
wo dome bena: Nuka nyae nye
esi ma? Elabena ekpɔ mɔ kple
ŋusẽ hedea se na gbɔgbɔ bliba-
wo, eye woḍoa go. 37 Eye efe
ŋkɔ ḍi hoo le afima nutowo katã
me godoo.n

Yesu da gbe Petro-lɔ̃xo kple dɔléla bubu geḍewo ŋu.

38 pKe esi wòtsi tre la, eḍo go
le fufofe la heyi ḍe Simon fe me.
Eye Simon lɔ̃xo le ŋudza sesẽa
ḍe lèm, eye woḍe kuku nɛ ḍe
eta. 39 Eye esi wòtsi tre bi ḍe
edzi la, ewo ḍe ŋudza la ta, eye
wòdzo le edzi; ke etsi tre enu-
make, eye wòsubɔ wo.t

40 Eye esime ɣe le to dom la,
amesiwo katã si dɔléla bubu fo-
meviwo le la, wotsɔ wo va egbɔ,
eye wòḍa asiwo ḍe wo dome ḍe-
siaḍe dzi ḍekaḍeka heḍa gbe wo
ŋu.v 41 Eye gbɔgbɔ vɔ̃wo hã ḍo
go le ame geḍewo me, eye wole

a Mo. V. 6, 16; Mo. II. 17, 7.
b Fia. II. 5, 14.
d Mar. 1, 14.
e Yoh. 8, 59.
f kp. 16–30 kpɔ Mat. 13, 54–58; Mar. 6, 1–6.
g Mat. 4, 13; Mar. 1, 21–28.
h Mat. 7, 28; Yoh. 7, 46.
i Yes. 61, 1. 2.
k kp. 41; 8, 28; 1, 35; Yoh. 10, 36.
l Mar. 1, 15.
n Mat. 4, 24.
o Yoh. 6, 42.
p Mar. 1, 29–31; Mat. 8, 14. 15; Kor. I. 9, 5.
r Yoh. 4, 47; Mat. 4, 13; 8, 5.
s Yoh. 4, 44.
t 8, 2.
u Fia. I. 17, 9; 18, 1; Yak. 5, 17.
v Mat. 8, 16; Mar. 1, 32. 34.

ɣli dom le gbɔgblɔm bena: Wòe
nye Mawu ƒe Vi la. Eye wòwona
ɖe wo ta, eye mena mɔ wo be,
woaƒo nu o, elabena wonyae be-
na, eyae nye Kristo la.[b]
42 Eye esi ŋu eke la, edo go
heyi gbedzi, eye amehawo dii,
eye wova egbɔ, eye wosikae ɖi,
bena megadzo le yewo gbɔ o.[d]
43 Ke egblɔ na wo bena: Ele nam
be, magblɔ mawufiaɖuƒe la ŋu
nyanyuie afia du bubuawo hã;
elabena eyata wodɔm ɖo. 44 Eye
wòle nya gblɔm le Galilea ƒuƒo-
ƒeawo.

Petro ƒe ɖɔkpɔkplɔ.

5. [f]Eye wòva ve me, esi ameha
la mimii ɖo, be woase mawu-
nya la bena, ye ŋutɔ le tsitre ɖe
Genezaret-ta la nu; 2 eye wòkpɔ
ʋu eve le ta la nu; ke ɖɔkplɔ-
lawo do go tso wo me, eye wole
woƒe ɖɔwo kpalam. 3 Eye esi
wòge ɖe ʋu ɖeka, si enye Simon
tɔ me la, eɖe kuku nɛ be, wòatee
ayii atso go ŋu ʋee. Eyè esi wò-
bɔbɔ nɔ ʋua me la, efia nu ɖo
ɖe amehawo. 4 Eye esi wòdzu-
dzɔ nuƒoƒo la, egblɔ na Simon
bena: Mite yi tɔ ƒo, eye miɖi mia-
ƒe ɖɔwo, ne miaɖe lã. 5 Eye Si-
mon xɔ edzi gblɔ nɛ bena: Ame-
gã, miedze agbagba zã blibo la
katã, eye miekpɔ naneke o, gake
le wò nya nu la maɖi ɖɔwo. 6
Eye esi wowɔ esia la, woɖe lã
geɖe ŋutɔ, eye woƒe ɖɔwo le dze-
dzem; 7 eye womia asi wo tɔ,
siwo le ʋu bubu me la bena,
woava ade asi eme na yewo. Eye
wova, eye woyɔ ʋuawo kple eve
fũ, ale be woɖe asi toyiyi me. 8
Eye esi Simon Petro kpɔe la, edze
klo ɖe Yesu ƒe afɔ nu gblɔ bena:
Afetɔ, do go le gbɔnye, elabena
ame wɔnuvɔ̃ menye. 9 Elabena
kuvia ɖoe kple amesiwo katã kpe
ɖe eŋuti, le ɖɔɖiɖi zi ɖeka ƒe lã,
si woɖe la ŋuti; 10 nenema ke
hãe nye Yakobo kple Yohanes,
Zebedeo ƒe viwo, amesiwo nye
Simon ƒe hadɔwɔlawo. Eye Yesu
gblɔ na Simon bena: Megavɔ̃ o!
Tso esia dzi yina la èle amewo
ɖe ge. 11 Eye esi woku ʋuawo
va ƒo ɖe go la, wogblẽ nuwo ka-
tã ɖi, eye wodze eyome.

Yesu da gbe le anyidzelaa ɖe ŋu.

12 [a]Eye wòva ve me bena, esi-
me wòle duawo dometɔ ɖeka me
la, kpɔ ɖa, ŋutsua ɖe li, si ŋu yɔ fũ
kple anyi, ke esi wòkpɔ Yesu la,
edze klo tsyɔ mo anyi, eye wòɖe
kuku nɛ bena: Afetɔ, ne èlɔ̃ ko, àte
ŋu aklɔ ŋutinye. 13 Eye wòdo abɔ
ɖa hede asi eŋu gblɔ bena: Me-
lɔ̃, ŋutiwò nakɔ! Eye enumake
anyi la vɔ nɛ. 14 Eye wòɖe se
nɛ be: Megagblɔe na amea ɖeke
o, ke boŋ heyi ɖatsɔ ɖokuiwò fia
nunɔla, eye namè nu le wò ŋuti-
kɔklɔ la ŋuti, [e]le alesi Mose ɖe
se la nu, wòanye ɖaseɖiɖi na wo.
15 Ke geɖe wu nya la ɖe dzi le
eŋuti, eye ameha geɖewo va ƒo
ƒu be, yewoase nya, eye be wòa-
da gbe yewo ŋu le yewoƒe dɔlé-
lewo me. 16 Ke ete eɖokui heyi
[g]gbedzi, eye wòdo gbe ɖa.

Yesu da gbe le lãmetututɔa ɖe ŋu.

17 Eye gbe ɖeka la eva ve me
bena, esi wòle nu fiam, eye fari-
sitɔwo kple sefiala, siwo tso Ga-
lilea kple Yudea-duwo katã me
kpakple Yerusalem va la, wobɔ-
bɔ nɔ afima, eye Afetɔ ƒe ŋusẽ
li be, wòada gbe le wo ŋu. 18
Eye kpɔ ɖa, ŋutsua ɖewo tsɔ
amea ɖe, si nye lãmetututɔ la,
ɖe aba dzi vɛ, eye woɖi alesi
woawɔ atsɔe ayi ɖe eme, eye be
woatsɔe aɖo eƒe ŋku me.[h] 19 Eye
esi womekpɔ alesi woawɔ atsɔe
vɛ le ameha la ŋuti o la, woyi
ɖe xɔta, eye woɖiɖii ɖe anyi to
mɔ, si woɖe la me kple eƒe aba
la ɖe titina ɖe Yesu ŋku me. 20
Eye esi wòkpɔ woƒe xɔse la, egblɔ
bena: Ame, wotsɔ wò nuvɔ̃wo ke
wò![i] 21 Eye agbalẽfialawo kple
farisitɔwo ɖe asi ɖikeke me gblɔ
bena: Ameka enye esia, si gblɔ
busunyawo? Ameka ate ŋu atsɔ
nuvɔ̃wo ake, ne menye Mawu ɖe-
ka ko oa?[k] 22 Eye esi Yesu dze
si woƒe ɖikekewo la, exɔ dzi gblɔ
na wo bena: Nuka ɖi kem miele
le miaƒe dzi me mahã?[l] 23 Kae
bɔbɔ wu, be woagblɔ: wotsɔ wò
nuvɔ̃wo ke wò loo, alo woagblɔ
bena: Tsi tre, eye nazɔ azɔli ma-
hã? 24 Ke ne mianyɛ bena, ŋusẽ
le Amegbetɔvi la si be, wòatsɔ
nuvɔ̃wo ake le anyigba dzi, –
egblɔ na lãmetututɔ la bena: Mele
egblɔm na wò bena: Tsi tre, eye

a kp. 12-14 kpɔ Mat. 8, 1–4; Mar. 1, 40–45.
b Mar. 3, 11; Dɔ. 16, 17.
d Mar. 1, 35-39.
e 8, 56; Mo. III. 14, 2.
f kp. 1–11 kpɔ Mat. 4, 18–22; Mar. 1, 16–20.
g Mar. 1, 35.
h kp. 18-26 kpɔ Mat. 9, 1–8; Mar. 2, 1–12.
i 7, 48.
k Yes. 43, 25.
l 6, 8.

nakɔ wò aba dzi, eye nayi afe-
wò me. 25 Eye enumake wòtsi
tre le wofe ŋku me, eye esi wò-
kɔ nusi dzi wòmlɔ la, edzo yi
efe me hele Mawu kafum. 26 Eye
kuvia ɖo wo katã, eye wokafu
Mawu, eye woyɔ fũ kple vɔvɔ̃ he-
gblɔ bena: Míekpɔ nu makpɔgbe-
ɖewo egbe.

Yesu yɔ Lewi.

27 [b]Eye nusiawo megbe la edo
go, eye wòkpɔ nudzɔlaa ɖe, eŋkɔ
enye Lewi, le anyinɔfe le nudzɔ-
fe, eye wògblɔ na bena: Dze yo-
nyeme. 28 Eye wògblẽ nuwo
katã ɖi, eye wòtsi tre dze eyome.
29 Eye Lewi ɖo kplɔ̃ gãa ɖe na
le efe me; eye nudzɔlawo kple
ame bubuwo fe ha gãa ɖe bɔbɔ
nɔ anyi ɖe nuaɖufe kpli wo. 30
Eye farisitɔwo kple wofe agba-
lẽfialawo li liʋiliʋi ɖe efe nusrɔ̃-
lawo ŋuti gblɔ bena: Nukaŋuti
mieɖua nu, eye mienoa nu kple
nudzɔlawo kpakple nuvɔ̃wɔlawo
mahã?[g] 31 Eye Yesu ɖo eŋu gblɔ
na wo bena: Menye lãmesesẽtɔ-
woe hiãa gbedala o, negbe dɔlé-
lawo ko. 32 Nyemeva ame dzɔ-
dzɔewo yɔ ge o, negbe nuvɔ̃wɔ-
lawo ko hena dzimetɔtrɔ.

Yesu ɖo nutsitsido gome.

33 [i]Ke woawo la wogblɔ na
bena: Yohanes fe nusrɔ̃lawo tsia
nu dɔna atraɖi, eye wonɔa gbe
dom ɖa, nenema ke farisitɔwo
tɔwo hã wɔna; ke tɔwòwo ɖua
nu, eye wonoa nu. 34 Eye Yesu
gblɔ na wo bena: Alo ɖe ŋugbe-
tɔsrɔ̃ la fe xɔlɔ̃wo ate ŋu atsi nu
adɔ, esime ŋugbetɔsrɔ̃ la li kpli
wo mahã?[l] 35 Ke ŋkekewo gbɔ-
na, esime woatsɔ ŋugbetɔsrɔ̃ la
ayii le wo gbɔ; ekema woatsi nu
adɔ le ŋkeke mawo me.[n] 36 Eye
wòɖo lo hã na wo gblɔ bena:
Amea ɖeke metsɔa avɔnuɖeɖi
yeye kaa avɔ xoxo o; ke ne me-
nye nenem o la, yeye la hã adze,
eye yeye la fe nuɖeɖi mawɔ ɖe-
ka kple xoxo la o. 37 Eye amea
ɖeke metsɔa aha yeye dea lãgba-
lẽgolo xoxowo me o, ke ne me-
nye nenem o la, aha yeye la awo
lãgbalẽgoloawo, eye eya ŋutɔ afu
gbe, eye lãgbalẽgoloawo agblẽ;
38 ke boŋ woatsɔ aha yeye ade
lãgbalẽgolo yeyewo me, eye wo
kpakple eve la siaa woanɔ ɖedie.

39 Eye amea ɖeke menɔa wein
xoxo nom tso, eye wògadia yeye
o; elabena egblɔ be: Xoxo la
enyo wu.

Nusrɔ̃lawo fe lutugutugu kple Yesu fe gbeda-
da le amea titi lé asi na la ŋu le Sabat dzi.

6. [a]Eye wòva ve me le Sabat
evelia, si dze gbãtɔ yome la
dzi bena, eto lugbleawo me yi,
eye efe nusrɔ̃lawo ŋe lutiawo,
eye wotugui kple asiwo heɖu. 2
Ke farisitɔa ɖewo gblɔ bena:
Nukaŋuti miewɔ nusi mele se la
nu be, woawɔ le Sabat-ŋkeke dzi
o mahã?[d] 3 Eye Yesu ɖo ŋu na
wo bena: Alo miexlẽ nusi [e]Da-
wid wɔ, esime dɔ wu eya kple
amesiwo kpe ɖe eŋuti, 4 alesi
wòyi ɖe mawuxɔ la me, eye wò-
tsɔ ŋkumeɖobolo, eye wòɖu, eye
wòna amesiwo kpe ɖe eŋuti hã,
si womeɖe mɔ be, woaɖu o, ne-
gbe nunɔlawo ɖeɖeko la, kpɔ o
mahã?[f] 5 Eye wògblɔ na wo
bena: Amegbetɔvi lae nye Sabat
la fe Afetɔ.
6 Eye wòva ve me le Sabat
bubu dzi bena, eyi ɖe fufofe la,
be yeafia nu; eye amea ɖe le
afima, si titi lé nuɖusi na. 7 Ke
[h]agbalẽfialawo kple farisitɔwo le
ŋudzɔ na be, ɖewohĩ ada gbe le
eŋu le Sabat dzi, bena yewoakpɔ
nya atso enu. 8 Ke enya wofe
tamesusuwo, eye wògblɔ na ŋu-
tsu, si titi lé asi na la bena: Tso,
eye natsi tre ɖe titina. Eye wò-
tso ɖe tsitrenu.[k] 9 Eye Yesu gblɔ
na wo bena: Mabia mi: Ɖe woɖe
mɔ be, woawɔ nu nyui alo woa-
wɔ nuvɔ̃ le Sabat dzi, be woaɖe
agbe alo woatsrɔ̃e mahã? 10 Eye
wòkpɔ wo katã godoo hegblɔ na
bena: Mlo wò asi! Eye wòwɔe,
eye efe asi la gaɖɔ ɖo. 11 Ke
woawo la movidzɔdzɔ yɔ wo fũ,
eye wofo nu na wo nɔewo, nusi
woate ŋu awɔ Yesu.

Yesu tia apostolo wuieveawo.

12 [o]Eye wòva ve me le ŋkeke
siawo me bena, edo go yi to la
dzi be, yeaɖo gbe ɖa, eye wòɖɔ
ŋu hele gbe dom ɖa na Mawu.
13 Eye esi ŋu ke la, eyɔ efe nu-
srɔ̃lawo va egbɔ, eye wòtia ame
wuieve le wo dome, amesiwo
wòyɔ hã bena apostolowo: 14
Simon, si woyɔna hã be Petro,

[a] kp. 1—11 kpɔ Mat. 12, 1—14; Mar. 2, 23—3, 6; Mo. V. 23, 25.
[b] kp. 27-32 kpɔ Mat. 9, 9—13; Mar. 2, 14—17.
[d] Mo. II. 20, 10.
[e] Sam. I. 21, 6.
[f] Mo. II. 29, 33.
[g] 15, 2.
[h] 13, 14; 14, 3; Yoh. 9, 16.
[i] kp. 33-39 kpɔ Mat. 9, 14-17; Mar. 2, 18—22; ta 18, 12.
[k] 5, 22.
[l] Yoh. 3, 29.
[n] Yoh. 16, 20.
[o] kp. 12-16 kpɔ Mat. 10, 1—4; Mar. 3, 13—19.

kple nɔvia Andrea, Yakobo kple
Yohanes, Filipo kple Bartolo-
meo,[b] 15 Mateo kple Toma, Ya-
kobo, Alfeovi kple Simon, si wo-
yɔna be Zelotes, 16 Yuda, Ya-
kobo vi, kpakple Yuda Iskariot,
si zu yomemɔfiala.[d]

Yesu ƒe to dzi nyagbɔgblɔ.

17 [e]Eye esi wòɖi kpli wo la,
etsi tre ɖe gbadzaƒea ɖe, eye eƒe
nusrɔ̃lawo ƒe ha gãa ɖe kple ame-
wo ƒe ha gãa ɖe, si tso Yudea
katã kple Yerusalem kple Tiro
kpakple Sidon-ƒuta la, va be woa-
ɖo toe, eye be wòaɖa gbe le yewo
ŋu le woƒe dɔwo me; 18 eye wò-
ɖa gbe le amesiwo gbɔgbɔ bliba-
wo le fu ɖem na la ŋu.[f] 19 Eye
ameha la katã di be, yewoaɖe
asi eŋu, elabena ŋusẽ do go tso
eme, eye wòɖa gbe le wo katã
ŋu.

20 Eye wòwu eƒe mo dzi ɖe
eƒe nusrɔ̃lawo dzi gblɔ bena:
Woayra mi, amesiwo nye ame
dahewo; elabena miawo tɔe nye
mawufiaɖuƒe la. 21 Woayra mi,
amesiwo dɔ le mia wum azɔ la,
elabena miaɖi ƒo. Woayra mi,
amesiwo le avi fam azɔ la, ela-
bena miako nu.[h] 22 Woayra mi,
ne amewo alé fu mi, eye woaɖe
mi le woƒe ha me, eye woadzu
mi, eye woatsɔ miaƒe ŋkɔ aƒu gbe
abe vɔ̃ ene le Amegbetɔvi la ta.
23 Dzi nadzɔ mi le ŋkeke ma me,
eye midzo kpo, elabena kpɔ ɖa,
miaƒe fetu lolo le dziƒo, elabena
nenema ke wo fofowo wɔ nya-
gblɔɖilawoe.[l] 24 Gake baba na
mi kesinɔtɔwo; elabena miekpɔ
miaƒe akɔfafa la xoxo.[o] 25 Baba
na mi, amesiwo ƒe ƒodo yɔ; ela-
bena dɔ awu mi. Baba na mi,
amesiwo le nu kom azɔ la, ela-
bena miafa konyi, eye miafa avi.[r]
26 Baba na mi, ne amewo katã
aƒo nu nyuie le mia ŋuti; elabe-
na nenema ke wo fofowo wɔ na
aʋatsonyagblɔɖilawo.

27 Ke mi, [s]amesiwo le to ɖom
la, mele egblɔm na mi bena:
Milɔ̃ miaƒe ketɔwo, miwɔ nyuie
na amesiwo lé fu mi; 28 miyra
amesiwo ƒo fi de mi, mido gbe
ɖa ɖe amesiwo ƒo ɖi mi la ta. 29
Amesi ƒo tome ɖeka na wò la,
nyẽ ekeme hã nɛ, eye amesi tsɔ
wò awu la, megagbe wò avɔ hã

tsɔtsɔ nɛ o.[a] 30 Na nu amesiame,
si le biawòm, eye amesi tsɔ wò
nu la, megabia ta se o. 31 Eye
alesi miedi bena, amewo nawɔ
na mi la, miawo hã miwɔ na wo
nenema ke. 32 Eye ne mielɔ̃a
amesiwo lɔ̃a mi la, akpedada kae
li na mi? Elabena nuvɔ̃wɔlawo
hã lɔ̃a amesiwo lɔ̃a wo. 33 Ela-
bena ne miewɔ nu nyui na ame-
siwo wɔa nu nyui na mi la, akpe-
dada kae li na mi? Nuvɔ̃wɔlawo
hã wɔa nenema ke. 34 Eye ne
miedo nu na amesiwo miele mɔ
kpɔm na be, woagaxee na mi la,
akpedada kae li na mi? Nuvɔ̃wɔ-
lawo hã doa nu na nuvɔ̃wɔlawo,
be woagakpɔ nenema nu ke. 35
Gake milɔ̃ miaƒe ketɔwo, eye mi-
wɔ nu nyui, mido nu, eye miga-
kpɔ mɔ na exɔxɔ o, ekema miaƒe
fetu alolo, eye mianye dziƒoʋĩtɔ
la ƒe viwo, elabena eya hã ƒe dɔ-
me nyo na ame madakpewo kple
ame vɔ̃ɖiwo. 36 Mizu nublanui-
kpɔlawo, abe alesi mia Fofo hã
nye nublanuikpɔla ene.[g] 37 Mi-
gadrɔ̃ ʋɔnu, eye woagadrɔ̃ ʋɔnu
mi o; migabu fɔ, eye woagabu
fɔ mi o, miɖe asi le amewo ŋu,
eye woaɖe asi le mia ŋu;[i] 38 mi-
na, eye woana mi, dzidzenu nyui,
si wote, eye woʋuʋu wògbã go
la, woatsɔ aɖo miaƒe akɔ; ela-
bena dzidzenu, si mietsɔ dzidze
la, eya ke woatsɔ adzidze na mia-
wo hã.[k]

39 Eye wòdo lo hã na wo bena:
Ɖe ŋkuagbãtɔ ate ŋu akplɔ ŋkua-
gbãtɔa? Alo ɖe wo ame eve la
katã madze do me o mahã?[n] 40
Nusrɔ̃la mewua eƒe nufiala o, ke
amesiame, si wofla nui la, lanɔ
abe eƒe nufiala ene.[p] 41 Ke nu-
kaŋuti nèkpɔ ati fefee le nɔviwò
ƒe ŋku me, eye mèdzea si atikpo,
si le wò ŋutɔ wò ŋku me la o
mahã? 42 Aleke lawɔ nate ŋu
agblɔ na nɔviwò bena: Nɔvinye,
na mɔm, ne maɖe ati fefee, si le
wò ŋku me, esi wò ŋutɔ mèkpɔ
atikpo, si le wò ŋku me la o ma-
hã? Alakpatɔ, ɖe atikpo la le wò
ŋku me gbã, eye ekema nakpɔ
nyuie be, naɖe ati fefee, si le
nɔviwò ƒe ŋku me. 43 Elabena
ati nyuia ɖeke meli, si tsea ku
manyomanyo o, eye ati manyo-
manyoa ɖeke hã metsea ku nyui

a Kor. I. 6, 7.
b Dɔ. 1, 13.
d Yoh. 14, 22; Yu. 1.
e kp. 17–49 kpɔ Mat. 4, 25; 5–7; Mar. 3, 7.
f Mat. 9, 21.
g Mo. II. 34, 6.
h Nyaɖ. 7, 16; Yes. 61, 2.
i Kor. I. 4, 5.
k Mar. 4, 24.
l Kor. II. 4, 17.
n Mat. 15, 14.
o Yak. 5, 1.
p Mat. 10, 24; Yoh. 15, 20.
r Lu. 2, 25.
s 23, 34; Dɔ. 7, 59.

o.[a] 44 Elabena ati sia ati ŋutɔ
fe tsetse wotsɔna dzea sii; ela-
bena womegbea gbowo le ŋutiwo
dzi o, alo wotsoa weinkpo le ŋu-
ve me o.[b] 45 Ame nyui la ɖea
nu nyui doa go tsoa efe dzi fe nu
nyui dzraɖofe; eye ame vɔ̃ɖi la
ɖea nu vɔ̃ɖi doa go tsoa efe nu
vɔ̃ɖi dzraɖofe; elabena nya, si
ke wu dzi la, eyae nu gblɔna.[d]
46 Ke nukaŋuti miele yɔyem
bena: Afetɔ, Afetɔ, eye miewɔ
nusiwo megblɔ na mi la dzi o
mahã? 47 Amesiame, si va gbɔ-
nye, eye wòse nye nyawo, eye
wòwɔ wo dzi la, mafia mi, amesi
wòɖi: 48 Eɖi amea ɖe, si le xɔ
tum, amesi ku do wògoglo, eye
wòɖo egɔme anyi ɖe kpe gbadza
dzi; ke esi tɔ ɖɔ, eye tɔsisi fo
ɖe xɔ ma ŋu la, mete ŋu ʋuʋui
o le efe tutu nyui ta. 49 Ke ame-
si senɛ, eye mewɔa edzi o la,
eɖi amea ɖe, si tu xɔ ɖe anyi-
gba, eye meɖo egɔme anyi o,
eye tɔsisi fo ɖe eŋu, eye wòmu
enumake, eye xɔ ma fe anyidze-
dze ɖi gblo.

Yesu da gbe le Kapernaum-nafia la fe dɔla ŋu.

7. [f]Esi wòwu efe nyawo katã nu
1 le dukɔ la fe to me la, eyi
ɖe Kapernaum.
2 Eye aʋafiaa ɖe fe dɔla, si
nye ame vevi nɛ la, le dɔ lém ɖo
kudo nu. 3 Eye esi wòse Yesu
ŋkɔ la, edɔ Yudatɔwo fe ame-
gãwo ɖo ɖe egbɔ ɖe kuku nɛ
bena, wòava ɖe efe dɔla. 4 Eye
woawo la, esi wova Yesu gbɔ la,
woɖe kuku nɛ vevie gblɔ bena:
Edzee be, nawɔ esia nɛ; 5 ela-
bena elɔ̃ miafe dukɔ la, eye eya
kee tu miafe fufofe la na mi. 6
Eye Yesu yi kpli wo. Ke esi eya
kple afe la dome megadidi o la,
aʋafia la dɔ efe xɔlɔ̃wo ɖe egbɔ
gblɔ bena: Afetɔ, megaɖe fu na
ɖokuiwò o; elabena medzem be-
na, nava nye xɔ te o; 7 eyaŋuti
nyemebu ɖokuinye hã bena, edzem
be, mava gbɔwò o, ke boŋ gblɔ
nya ɖeka ko, eye nye dɔla fe lã-
me asẽ. 8 Elabena nye hã me-
nye ame le ŋusẽ te, eye asrafowo
le nye hã tenye, eye megblɔna
na amesia be: Yi, eye wòyina,
eye na ame bubu be: Va, eye
wòvana, eye na nye dɔla be: Wɔ

[a] Mat. 12, 33.
[b] Yak. 3, 12.
[d] Mat. 12, 35.
[e] Yoh. 11, 11; Fia. I. 17, 17; Fia. II. 4, 32; Mar. 5, 41.
[f] kp. 1—10 kpɔ Mat. 8, 5—13.
[g] kp. 18-35 kpɔ Mat. 11, 2—19; ta 3, 20.

esia, eye wòwɔnɛ. 9 Eye esi Yesu
se esiawo la, efe mo wɔ yaa le
eŋuti; eye esi wòtrɔ la, egblɔ na
ameha, si dze eyome la bena:
Mele egblɔm na mi bena: Le
Israel gɔ̃ hã la nyemekpɔ xɔse
sia tɔgbe kpɔ o. 10 Eye esi
ame dɔdɔwo trɔ yi afe la, wokpɔ
dɔla la bena, efe lãme sẽ.

Nain-ɖekakpui la.

11 Eye esi ŋu eke la, eva me
bena, eyi ɖe dua ɖe, si woyɔna
be Nain la me; eye efe nusrɔ̃la
geɖeawo kple ameha gãa ɖe kpe
ɖe eŋuti yi. 12 Ke esi wògogo
du la fe agbo nu la, kpɔ ɖa, wo-
tsɔ ame kukua ɖe, si nye tenuvi
na dadaa, si nye ahosi la, le go
domi, eye duametɔ geɖewo kpe
ɖe eŋuti. 13 Eye esi Afetɔ la
kpɔ ahosi la la, efe dɔme trɔ ɖe
eŋuti, eye wògblɔ nɛ bena: Me-
gafa avi o! 14 Eye esi wòte va
la, eɖe asi aɖaka la ŋuti; eye
etsɔlawo tɔ ɖe tsitre. Eye wò-
gblɔ bena: Ɖekakpui, mele egblɔm
na wò bena: Tsi tre![e] 15 Eye
ame kuku la fɔ bɔbɔ nɔ anyi, eye
wòɖe asi nufofo me, eye wòtsɔe
na dadaa. 16 Eye vɔvɔ̃ lé wo
katã, eye wokafu Mawu gblɔ be-
na: Nyagblɔɖila gãa ɖe tsi tre le
mia dome, eye Mawu kpɔ efe du-
kɔ la ɖa. 17 Eye nya sia ɖi hoo
le eŋuti le Yudea blibo la kple
nutoawo katã me godoo.

Yohanes dɔ efe nusrɔ̃lawo ɖe Yesu gbɔ.

18 [g]Eye Yohanes fe nusrɔ̃lawo
va gblɔ nusiawo katã fiɛ. 19 Eye
Yohanes yɔ efe nusrɔ̃lawo dome
ame eve va egbɔ, eye wòdɔ wo
ɖo ɖe Afetɔ la gbɔ gblɔ bena:
Alo wòe nye amesi gbɔna loo, alo
ame bubua ɖee miakpɔ mɔ na
mahã? 20 Eye esi ŋutsuawo va
egbɔ la, wogblɔ bena: Yohanes,
mawutsidetanamelae dɔ mi ɖo ɖe
gbɔwò bena: Wòe nye amesi gbɔ-
na loo, alo ame bubua ɖee mia-
kpɔ mɔ na mahã? 21 Eye le ga-
fofo ma dzi la eda gbe le dɔléla
geɖewo kple fukpelawo kple ame-
siwo me gbɔgbɔ vɔ̃wo le la ŋu,
eye wòna ŋkuagbãtɔ geɖewo kpɔ
nu. 22 Eye Yesu ɖo eŋu gblɔ
na wo bena: Miheyi ɖagblɔ nusi
miekpɔ kple nusi miese la, fia
Yohanes bena: Ŋkuagbãtɔwo le
nu kpɔm, tekunɔwo le azɔli zɔm,

eye anyidzelawo ŋuti le kɔkɔm;
tokunɔwo le nu sem, ame kuku-
wo le tsitre tsim, eye wole nya-
nyuie la gblɔm fia ame dahewo.[a]
23 Eye woayra amesi mekpɔ nu-
ɖiaɖia le ŋutinye o.
24 Ke esi Yohanes ƒe ame dɔ-
dɔwo dzo yina la, ede asi gbɔ-
gblɔ me na amehawo le Yohanes
ŋuti bena: Nuka kpɔ ge mledo
go yi gbedzi mahã? Alo ayeti,
si ya le ʋuʋum la mahã?[b] 25 Alo
nuka gɔ̃ kpɔ ge mledo go yie?
Alo amesi do awu bɔbɔea? Kpɔ
ɖa, amesiwo le awu ŋɔŋɔewo me,
eye wole agbe vivi nɔm la, woa-
woe le fiamɔ̃wo me.[d] 26 Ekema
nuka gɔ̃ kpɔ ge mledo go yie?
Nyagblɔɖilaea? Ɛ, mele egblɔm
na mi bena: Ewu nyagblɔɖila hã.[e]
27 Esia enye amesi ŋuti woŋlɔ
ɖo bena: „Kpɔ ɖa, mele ye dɔla
dɔm ɖe ŋgɔwò, amesi adzra wò
mɔ la ɖo le ŋgɔwò."[f] 28 Mele
egblɔm na mi bena: Le amesiwo
nyɔnuwo dzi dome la, ɖeke [g]me-
wu Yohanes o; ke amesi nye
suetɔ le mawufiaɖuƒe la me la,
wu eyama. 29 Eye esi dukɔ la
katã kple nudzɔlawo see la, wo-
tso afia na Mawu, eye wona wo-
tsɔ Yohanes ƒe mawutsi de ta na
wo.[i] 30 Ke farisitɔ kple sefiala,
siwo mede mawutsi ta na o la,[k]
wowɔ Mawu ƒe lɔlɔ̃nu numaɖinui
na wo ɖokui. 31 Ameka gɔ̃ ŋuti
matsɔ dzidzime sia ƒe amewo
aɖoe, eye ameka wodi mahã? 32
Wodi ɖevi, siwo bɔbɔ nɔ anyi ɖe
asi me, eye wole wo nɔewo yɔm
gblɔ bena: Míeku dze na mi, eye
mleɖu ye o; míedzi konyifaha na
mi, eye miefa avi o. 33 Elabena
Yohanes, mawutsidetanamela va,
meɖua abolo o, menoa aha o, eye
miegblɔ bena: Gbɔgbɔ vɔ̃ le eme.
34 Amegbetɔvi la va, ɖua nu, [o]noa
nu, eye miegblɔ bena: Nutsuɖula
kple ahatsunola, nudzɔlawo kple
nuvɔ̃wɔlawo ƒe xɔlɔ̃. 35 Eye nu-
nya la ƒe viwo katã tso afia nɛ.

Nyɔnu nuvɔ̃wɔlaa ɖe si ami na Yesu.

36 Eye farisitɔa ɖe kpee be,
wòaɖu nu kplii. Eye esi wòyi
ɖe farisitɔ la ƒe me la, ebɔbɔ nɔ
kplɔ̃ ŋuti.[r] 37 Eye kpɔ ɖa, nyɔ-
nu nuvɔ̃wɔlaa ɖe le ɖua me, eye
esi wònyɛ bena, ele kplɔ̃ ŋuti le
farisitɔ la ƒe me la, etsɔ alabas-
trogoe, si me ami le la vɛ, 38
eye wòtsi tre ɖe emegbe le eƒe
afɔ nu hele avi fam, eye wòɖe
asi aɖatsifafa me ɖe eƒe afɔwo
dzi, eye wòtutu wo kple taɖa,
eye wòɖuɖɔ eƒe afɔwo ŋuti, eye
wòtsɔ ami la hesi na wo. 39 Ke
esi farisitɔ, si kpee la, kpɔ esia
la, egblɔ le ye ŋutɔ ɖokui me
bena: Ɖe amesia nye nyagblɔ-
ɖila la, anya amesi kple amesi
ƒomevi nye nyɔnu sia, si le asi
ɖem eŋu; elabena nuvɔ̃wɔla wò-
nye. 40 Eye Yesu xɔ dzi gblɔ
nɛ bena: Simon, nyaa ɖe le asi-
nye, be magblɔ na wò. Eye wò-
gblɔ bena: Nufiala, gblɔe. — 41
Fenyila eve wole fetɔ ɖeka si;
ɖeka nyi denario alafa atɔ̃, ke
bubu nyi blaatɔ̃. 42 Esi naneke
mele wo si be, woaxee o la, etsɔe
ke wo ame eve la katã. Azɔ wo
dometɔ kae alɔ̃e awu mahã? 43
Simon ɖo ŋu gblɔ bena: Mebu
xa bena: Amesi wòtsɔ geɖe wu
kee lae. Eye wògblɔ nɛ bena:
Ebui nyuie. 44 Eye esi wòtrɔ
ɖe nyɔnua gbɔ la, egblɔ na Si-
mon bena: Ele nyɔnu sia kpɔma?
[h]Meva afewò me, eye mèna tsim
be, maklɔ nye afɔwo ŋuti o, ke
eya la fa aɖatsi ɖe nye afɔwo
dzi, eye wòtsɔ eƒe taɖa hetutu
woe. 45 Mèɖuɖɔ [l]nu nam o; ke
eya la tso esime wòva eme la,
medzudzɔ nye afɔwo gbugbɔgbu-
gbɔ o. 46 Mèsi ami ɖe ta nam
o; ke eya la tsɔ ami hesi ɖe nye
afɔwo ŋuti. 47 Eyaŋuti mele
egblɔm na wò bena: Wotsɔ eƒe
nuvɔ̃, siwo sɔ gbɔ la kee, elabe-
na elɔ̃ geɖe; ke amesi wotsɔ ʋee
kee la, ʋee ko wòlɔ̃na. 48 Eye
wògblɔ nɛ bena: Wotsɔ wò nu-
vɔ̃wo kẹ wò![n] 49 Tete amesiwo
le kplɔ̃a ŋuti kplii la, ɖe asi gbɔ-
gblɔ me le woa ŋutɔ ɖokui me
bena: Amekae nye esia, si tsɔa
nuvɔ̃wo hã kena mahã? 50 Eye
wògblɔ na nyɔnua bena: Wò xɔ-
se la ɖe wò; yi ɖe ŋutifafa me![p]

Nyɔnua ɖewo ƒe Yesu subɔsubɔ.

8. Eye wòva ve me le esia me-
gbe ʋee la bena, eyi ɖato dua-
wo kple kɔƒeawo me, hele mawu-
fiaɖuƒe ŋu nyanyuie gblɔm fia;[s]
eye ame wuieveawo le eŋu 2 kple
nyɔnua ɖewo, amesiwo wòɖe tso

[a] Yes. 35, 5; 61, 1.
[b] Ef. 4, 14.
[d] Mat. 3, 4.
[e] 1, 76.
[f] Mal. 3, 1.
[g] 1, 15.
[h] Mo. 1. 18, 4.
[i] 3, 7. 12; Mat. 21, 32.
[k] Dɔ. 13, 46.
[l] Ro. 16, 16.
[n] 5, 20. 21.
[o] 15, 2.
[p] 8, 48; 17, 19; 18, 42.
[r] 11, 37.
[s] 4, 43.

gbɔgbɔ vɔ̃wo kple dɔlélewo me:
Maria, si woyɔna be Magdalene,[a]
amesi me gbɔgbɔ vɔ̃ adre do go
le 3 kple Yohana, Kuza, si nye
Herodes ƒe xɔnuvi la srɔ̃, kple
Susana kple ame bubu gedе, si-
wo tsɔ woƒe nuwo subɔ woe.

Yesu do lo le agble ƒomevi eneawo ŋu.

4 [e]Ke esi ameha gã va ƒo ƒu,
eye wotso du sia du me va egbɔ
la, eƒo nu le lododo me bena:
5 Nukuwula do go yi eƒe nuku
wu ge; eye esi wòle ewum la,
ɖewo ge ɖe mɔ to, eye woɖo afɔ
edzi, eye dziƒoxeviwo va mii. 6
Eye bubu ge ɖe kpe gbadza dzi,
eye wòmie, eye wòyrɔ, elabena
mekpɔ vɔnyigba o. 7 Ke bubu
ge ɖe ŋuwo me, eye ŋuawo mie
kplii, eye wovu tsyɔ edzi. 8 Eye
bubu ge ɖe anyigba nyui la dzi,
eye wòmie, eye wòtse teƒe alafa.
Eye esi wògblɔ esiawo la, edo
ɣli bena: Amesi to senu li nɛ la,
nesee!
9 Eye eƒe nusrɔ̃lawo biae bena:
Nuka lo nye esia? 10 Ke egblɔ
bena: Miawo la wona mi bena,
mianya mawufiaduƒe ƒe nu ɣaɣla-
wo, [h]ke na ame bubuwo la le lo-
dodowo me bena, esi wole nu
kpɔm la, ne woagakpɔe o, eye ne
wole nu sem la, ne woagase egɔ-
me o. 11 Ke lo lae nye esi: Nu-
ku la enye Mawu ƒe nya.[i] 12 Ke
esiwo le mɔ to la, woawo nye ame-
siwo le esem; tete Abosam vana,
eye wòɖea nya la le woƒe dzi me
yinɛ, bena woagaxɔ ase, eye woa-
kpɔ ɖeɖe o. 13 Eye esiwo le
kpe gbadza dzi la, woawo nye
amesiwo, ne wole esem la, woxɔa
nya la kple dzidzɔ, eye esiawo
la ke meli na wo o, esiwo xɔna
sena ɣeyiɣia ɖe, eye le tetekpɔ
ƒe ŋkekewo me la wodea megbe.
14 Eye esi ge ɖe ŋuwo me la, woa-
wo nye amesiwo see, eye wodzo
heyi, eye agbagbadzedze kple
kesinɔnuwo kple agbe ƒe dzidzɔ-
wo vu tsyɔ wo dzi, eye wome-
tsena ɖina o. 15 Eye esi le anyi-
gba nyui la me la, woawo nye
amesiwo se nya la kple [l]dzi nyui,
si dza, eye wolé eme ɖe asi se-
sie, eye wotsena le [m]dzigbɔɖanyi
me.
16 [o]Ke amea ɖeke mesia akaɖi
ɣlana ɖe ze te alo tsɔnɛ dana ɖe
abati te o, ke boŋ wotsɔnɛ dana
ɖe akaɖiti dzi, bena amesiwo ge
ɖe eme la, nakpɔ keklẽ.[b] 17 Ela-
bena naneke mele ɣaɣla, si wo-
mele ɖeɖe ge ɖe go o, eye na-
neke hã mele vivi me, si womele
nyanya ge alo le kekeli me va
ge o.[d] 18 Eyaŋuti mikpɔ nyuie,
alesi miese; elabena amesi nu le
esi la, woanae; eye amesi nu me-
le esi o la, woaxɔ nusi wòsusu
be, ele ye si hã le esi.

Amesiwo nye Yesu ƒe ƒometɔ vavãwo.

19 [f]Eye dadaa kple nɔviawo va
egbɔ, eye womete ŋu te ɖe eŋu
o le ameha la ŋuti. 20 Eye wo-
gblɔ nɛ bena: Dawò kple nɔvi-
wòwo le tsitre le xexe le didim
be, yewoakpɔ wò. 21 Eye wòɖo
eŋu na wo bena: Danye kple nɔ-
vinyewo nye esiawo, amesiwo le
mawunya la sem, eye wole edzi
wɔm.

Yesu tsi ahom nu le ƒu dzi.

22 [g]Ke eva ve me le ŋkeke ma-
wo dome ɖeka dzi bena, eya ŋu-
tɔ kple eƒe nusrɔ̃lawo yi ɖe ʋua
ɖe me, eye wògblɔ na wo bena:
Mina ne míayi ta la godo, eye
woɖe ʋu yi. 23 Eye esi woɖe
ʋua la, edɔ alɔ̃, eye ahom tu le
ta la dzi, eye woƒe ʋu la yɔ, eye
woɖo xaxa me. 24 Ke wova
egbɔ, eye wonyɔ̃e gblɔ bena:
Amegã, amegã, míele tsɔtsrɔ̃m!
Eye wòfɔ blu ɖe ya kple ƒutso-
tsoeawo ta, eye wodzudzɔ, eye
ɖoɖoe zi kpoo. 25 Eye wògblɔ na
wo bena: Afika miaƒe xɔse le?
Eye esi wole vɔvɔ̃m la, woƒe mo
wɔ yaa wole gbɔgblɔm na wo
nɔewo bena: Ameka gɔ̃e nye
esia? Elabena ede se na yawo
kple tsi, eye woɖo toe.

Yesu da gbe le gbɔgbɔ vɔ̃ tɔa ɖe ŋu le Gadara gbɔ.

26 [k]Eye wòɖo Gadaratɔwo ƒe
anyigba, si le Galilea kasa la dzi.
27 Eye esi wòɖi go la, ŋutsua
ɖe, si gbɔgbɔ vɔ̃wo le eme, eye
megado awu kpɔ o, eye menɔa
aƒe me o, negbe yɔdowo me ko
la, do go tso dua me va kpee.
28 Ke esi wòkpɔ Yesu la, edo
ɣli, eye wòdze klo nɛ hegblɔ kple
gbe sesẽ bena: Nya ka le mía
kpli wò domea? Yesu, Mawu,
dziƒoʋitɔ la ƒe Vi! Meɖe kuku
na wò, megawɔ funyafunyam o.

[a] Mar. 15, 40. 41; 16, 9.
[b] Mat. 5, 15.
[d] Mat. 10, 26.
[e] kp. 4–15 kpɔ Mat. 13, 1–23; Mar. 4, 1–20.
[f] kp. 19–21 kpɔ Mat. 12, 46–50; Mar. 3, 31–35.
[g] kp. 22–25 kpɔ Mat. 8, 18. 23 v. 27; Mar. 4, 35–41.
[h] Yes. 6, 9. 10.
[i] Pet. 1. 1, 23.
[k] kp. 26–39 kpɔ Mat. 8, 28–34; Mar. 5, 1–20.
[l] Dɔ. 16, 14.
[m] Heb. 10, 36.
[o] kp. 16–18 kpɔ Mar. 4, 21 v. 25.

29 Elabena ede se na gbɔgbɔ
bliba la be, wòado go tso ame
la me. Elabena enyamanɛ enue-
nu, eye esi wole eŋu dzɔm la,
woblae kple kɔsɔkɔsɔ, eye wode
kunyowu eƒe afɔwo, eye wòŋe
gawo, eye gbɔgbɔ vɔ̃ la nyãe de
gbe. 30 Eye Yesu biae bena:
Ŋkɔwò ɖe? Eye wògblɔ bena:
Legio, elabena gbɔgbɔ vɔ̃ geɖe
yi ɖe eme. 31 Eye woɖe kuku
nɛ bena, megaɖe se na yewo be,
yewoayi ɖe ɖo globo la me o. 32
Eye aƒeha geɖewo le afima le gbe
ɖum le to la dzi, eye woɖe kuku
nɛ bena, wòaɖe mɔ na yewo be,
yewoayi ɖe woawo me. Eye wò-
ɖe mɔ na wo. 33 Eye gbɔgbɔ
vɔ̃wo do go tso ame la me heyi
ɖe hawo me, eye hawo si du
kplikplikpli tso to la kɔgo ge ɖe
ƒu la me, eye wono tsi ku. 34 Ke
esi wo kplɔlawo kpɔ nusi va ve
me la, wosi, eye wogblɔe ƒia le
dua me kple agbletawo. 35 Eye
wodo go, be woakpɔ nusi va ve
me, eye esi wova Yesu gbɔ la,
wokpɔ amesi me gbɔgbɔ vɔ̃wo
do go le la, ta avɔ hele anyinɔƒe
le Yesu ƒe afɔ nu, eye eƒe mo
kɔ, eye wovɔ̃. 36 Ke amesiwo
kpɔe la, gblɔe na wo, alesi woɖe
gbɔgbɔ vɔ̃ tɔ la. 37 Tete eye
Gadara nutometɔwo katã va ɖe
kuku nɛ be, wòadzo le yewo
gbɔ; elabena vɔvɔ̃ gã lé wo; eye
eya la, esi wòɖo ʋua la, egagbu-
gbɔ. 38 Eye ŋutsu, si me gbɔ-
gbɔ vɔ̃wo do go le la, ɖe kuku
nɛ bena, yeanɔ egbɔ; ke eɖo mɔe
gblɔ bena: 39 Trɔ yi aƒewò me,
eye naxlẽ nusiwo Mawu wɔ na
wò la afia. Eye wòdzo yi hele
gbe ƒã ɖem nusiwo Yesu wɔ nɛ
la, to du blibo la katã me.

**Yesu da gbe le Yairo ƒe vinyɔnuvi kple nyɔnua ɖe, si le ʋusisidɔ lém la ŋu.**

40 [d]Ke esi Yesu trɔ va la, ame-
ha la xɔe kple dzidzɔ; elabena
wo katã wole elalam. 41 Eye kpɔ
da, ŋutsua ɖe, si ŋkɔ enye Yairo,
amesi nye ƒuƒoƒe ƒe amegã la va,
eye wòdze klo ɖe Yesu ƒe afɔ
nu hele kuku ɖem nɛ be, wòava
ye ƒe me; 42 elabena vianyɔnuvi
ɖeka pɛ, si xɔ ƒe anɔ ƒe wuieve
la, le esi, eye eya le kudɔ ƒom.
Ke esi wòyina la, ameha la mi-
mii ɖo.

43 Eye nyɔnua ɖe, si le ʋusi-
sidɔ lém ƒe wuieve sɔŋ, amesi
gblẽ eƒe agbemenuwo katã na
gbedalawo, eye ɖeke mete ŋu da
gbe eŋu o la, 44 va te ɖe eŋu le
emegbe, eye wòɖe asi eƒe awu to
ŋu; eye enumake eƒe ʋusisi la
nu tso. 45 Eye Yesu gblɔ be-
na: Amekae nye amesi de asi
ŋutinye mahã? Eye esi wo katã
wosẽ nu la, Petro kple amesiwo
kpe ɖe eŋu la, gblɔ bena: Ame-
gã, amehawo mimi wò ɖo, eye
wote ɖe dziwò, eye nèle gbɔ-
gblɔm bena: Amekae ɖe asi ŋu-
nyea? 46 Ke Yesu gblɔ bena:
Amea ɖe ɖe asi ŋunye; elabena
medze sii bena, ŋusẽ do go tso
menye. 47 Ke esi nyɔnua kpɔ be-
na, womeɣla ye o la, eva kple
dzodzo nyanyanya, eye wòdze klo
nɛ, eye wòxlẽ nusi ŋuti wòɖe asi
eŋu, kple alesi eƒe lãme sẽ enu-
make la, ƒia le ameha la katã ƒe
ŋku me. 48 Eye wògblɔ nɛ be-
na: Vinyɔnuvi, wò xɔse la ɖe wò,
yi ɖe ŋutifafa me![a]
49 Esi wògale nuƒoƒo dzi la,
amea ɖe tso ƒuƒoƒemegã la ƒe me
va gblɔ bena: Wò nyɔnuvi la ku,
megaɖe fu na nufiala o! 50 Eye
esi Yesu see la, exɔ dzi nɛ be-
na: Megavɔ̃ o, xɔe se ko, eye
woaɖee! 51 Eye esi wòva afea
me la, meɖe mɔ na amea ɖeke
be, wòava me kplii o, negbe Pe-
tro kple Yohanes kple Yakobo
kpakple ɖevi la fofo kple dada
ko. 52 Eye wo katã wole avi
fam, eye wole konyi fam nɛ. Ke
egblɔ bena: [b]Migafa avi o! Me-
ku o, alɔ̃ ko dɔm wòle. 53 Eye
wokoe, esi wonya bena, eku. 54
Eye esi wònyã wo katã do go la,
elé eƒe alɔnu, eye wòyɔe gblɔ
bena: Ɖevi, tsi tre! 55 Eye eƒe
gbɔgbɔ la gagbugbɔ, eye wòtsi
tre enumake, eye wòɖo bena,
woana wòaɖu nu. 56 Eye kuvia
do eƒe dzilawo; ke [e]egbe nya na
wo be, woagagblɔ nusi va ve me
la, na amea ɖeke o.

**Yesu dɔ eƒe nusrɔ̃la wuieveawo.**

9. [f]Eye wòyɔ nusrɔ̃la wuievea-
wo ƒo ƒu, eye wòna ŋusẽ kple
mɔ wo ɖe gbɔgbɔ vɔ̃wo katã dzi,
eye be, woaɖe dɔlélewo da. 2 Eye
wòdɔ wo ɖa be, woaɖe gbe ƒã

[a] 7, 50.
[b] 7, 12.
[d] kp. 40–56 kpɔ Mat. 9, 18–26; Mar. 5, 21–43.
[e] 5, 14; Mar. 7, [illegible]
[f] kp. 1–6 kpɔ Mat. 10, 1. 7. 9 v. 11. 14; Mar. 6, 7–13.

mawufiaḍufe la, eye be woaḍa
gbe dɔlélawo ŋu. 3 Eye wògblɔ
na wo bena: Migatsɔ naneke ḍe
asi hena mɔzɔzɔ o, ati loo, alo
kotoku alo abolo alo klosalo
alo awu eve o. 4 Eye afe, si
ke me miage ḍo la, minɔ afima,
eye miagaḍze mɔ atso afima.[b] 5
Eye amesiwo mexɔ mi o la, ne
miele dzodzo ge le du ma me la,
[c]miouou ke le miafe afɔwo ŋuti
hena ḍaseḍiḍi ḍe wo ŋuti. 6 Eye
esi wodzo la, woyi ḍato kɔfeawo
me hele nyanyuie la gblɔm fia,
eye wole gbe dam le amewo ŋu
le afisiafi.

7 [f]Ke esi dziḍula Herodes se
nusiwo katã wòwɔ la, etsi dzo-
dzodzoe, elabena amea ḍewo
gblɔ be: Yohanes tsi tre tso ame
kukuwo dome; 8 eye ḍewo hã
gblɔ bena: Eliya ḍe eḍokui fia;
eye ame bubuwo gblɔ bena: Ble-
ma nyagblɔḍilaa ḍe gatsi tre. 9
Ke Herodes gblɔ bena: Yohanes
la, metso ta le enu, ke ameka nye
esia, amesi ŋuti mese nusiawo tɔ-
gbe le mahã? Eye wòdi be, yea-
kpɔe.

Yesu nyi ame 5000.

10 [h]Eye esi apostoloawo trɔ va
la, woxlẽ nusiwo wowɔ la fiae.
Eye wòtsɔ wo kpe ḍe eḍokui ŋu
hekplɔ wo ḍe aga ḍe dua ḍe, si
woyɔna be Betsaida la me. 11 Ke
esi amehawo dze sii la, wodze
eyome, eye wòxɔ wo, eye wòfo
nu na wo le mawufiaḍufe ŋuti,
eye amesiwo hiã gbedala la, eda
gbe le wo ŋu. 12 Eye esi fiẽ le
ḍoḍom la, ame wuieveawo va egbɔ
gblɔ nɛ bena: De asi le ameha
la ŋu, bena woayi ḍe kɔfeawo me
kple agbleta, siwo fo xlã mi la,
eye woadze afima, eye woakpɔ
nuḍuḍu, elabena gbeḍzi miele le
afisia. 13 Ke egblɔ na wo bena:
Miawo la mina nu wo, ne woaḍu.
Eye wogblɔ bena: Naneke mele
mía si wu abolo atɔ̃ kple tɔmelã
eve o; negbe ḍeko miayi aḍafle
nuḍuḍu na ameha sia katã. 14 Ke
wo nu anɔ ŋutsu akpe atɔ̃. Eye
wògblɔ na efe nusrɔ̃lawo bena:
Mina woabɔbɔ nɔ anyi le hahawo
me, desiaḍe blaatɔ̃. 15 Eye wo-
wɔ nenema, eye wona wo katã
bɔbɔ nɔ anyi. 16 Eye wòtsɔ abolo
atɔ̃ la kple lã eveawo, eye esi wò-

[a] Fia. II. 4, 44.
[b] 10, 5–7.
[d] kp. 18-27 kpɔ Mat. 16, 13-28; Mar. 8, 27-9, 1.
[e] 10, 11.
[f] kp. 7–9 kpɔ Mat. 14, 1. 2; Mar. 6, 14–16.
[g] kp. 44; 18, 32. 33.
[h] kp. 10-17 kpɔ Mat. 14, 13-21; Mar. 6, 30–44; Yoh. 6, 1–13.
[i] 17, 33; Mat. 10, 39; Yoh. 12, 25.
[k] Mat. 10, 33.
[l] kp. 28-36 kpɔ Mat. 17, 1–9; Mar. 9, 2–8.

kpɔ dzifo la, eyra ḍe wo dzi, eye
wòŋe wo me hetsɔe na nusrɔ̃la-
wo be, woatsɔ wo ana ameha la.
17 Eye [a]woḍu nu, eye wo katã
woḍi ƒo; eye wofɔ kakɛ, siwo su-
sɔ la, ḍe kevi wuieve me heyii.

Petro ɖu Yesu me. Yesu gblɔ efe fukpekpe ŋu nya ḍi zi gbãtɔ.

18 [d]Eye wòva ve me bena, esi
eya ḍeka le gbe dom ḍa la, nu-
srɔ̃lawo le eŋu, eye wòbia wo
bena: Ameka amehawo gblɔna
bena, menye mahã? 19 Eye wo-
ḍo ŋu gblɔ bena: Yohanes ma-
wutsiḍetanamelae, ke bubuwo be-
na: Eliya, eye ame bubuwo bena:
Blema nyagblɔḍilaa ḍe gatsi tre.
20 Eye wògblɔ na wo bena: Ke
miawo la, ameka miegblɔna be-
na, menye mahã? Eye Petro ḍo
ŋu gblɔ bena: Mawu fe Kristo la.
21 Ke egbe nya na wo, eye wò-
ḍe se na wo bena, woagagblɔ
esia na amea ḍeke o 22 hegblɔ
bena: Ele na Amegbetɔvi la be,
wòakpe fu geḍe, eye amegãwo
kple nunɔlagãwo kple agbalẽfia-
lawo aḍo vloe, eye woawui, eye
ŋkeke etɔ̃agbe la atsi tre.[g]
23 Eye wògblɔ na wo katã be-
na: Ne amea ḍe le ḍiḍim be, yea-
dze yonyeme la, negbe nu le ye
ŋutɔ gbɔ, eye wòatsɔ efe atitsoga
gbawotsyogbe, eye wòadze yo-
nyeme. 24 Elabena amesi ke di
bena, yeaḍe [i]yefe agbe la, atsrɔ̃e,
ke amesi ke atsrɔ̃ efe agbe le ta-
nye la, aḍee. 25 Elabena viḍe ka
wòanye na ame, ne xexeme blibo
la katã zu etɔ, eye wòatsrɔ̃, alo
wòabu ye ŋutɔ ḍokui mahã? 26
Elabena amesi ke kpe ŋu nye
kple nye nyawo la, Amegbetɔvi
la akpe ŋu eya hã, ne ava le eya
ŋutɔ kple Fofoa kple mawuḍɔla
kɔkɔeawo fe ŋutikɔkɔe la me.[k]
27 Ke mele egblɔm na mi nya-
tefetɔe bena: Amea ḍewo le ame-
siwo le tsitre le afisia dome, esi-
wo mele ku ḍɔ ge akpɔ, vaseḍe
esime woakpɔ mawufiaḍufe la o.

Yesu trɔ eḍokui ƒe nɔnɔme le to dzi.

28 [l]Eye wòva ve me anɔ ŋkeke
enyi le nya siawo megbe bena,
esi wòḍe Petro kple Yohanes kple
Yakobo kpe ḍe eḍokui ŋu la, eyi
to la dzi, be yeaḍo gbe ḍa. 29
Eye esime wòle gbe dom ḍa la,
efe mo fe dzedzeme trɔ, eye efe

awu fu tititi hele dzo dam kaŋkaŋ.
30 Eye kpɔ ɖa, ŋutsu eve wole
dze ɖom kplii, amesiwo nye Mose
kple Eliya; 31 amesiawo ɖe wo
ɖokui fia le ŋutikɔkɔe me, eye
wofo nu le efe [a]gododo, si nu wu
ge wòala le Yerusalem la ŋuti.
32 Eye alɔ̃ tsɔ Petro kple ame-
siwo kpe ɖe eŋu la ŋutɔ, ke esi
wofe mo kɔ keŋ la, wokpɔ efe
ŋutikɔkɔe la kple ŋutsu eve, si-
wo le tsitre ɖe egbɔ. 33 Eye wò-
va ve me, esi wole dzodzom le
egbɔ la, Petro gblɔ na Yesu be-
na: Amegã, enyo na mí bena,
mianɔ afisia; eye miawɔ agbadɔ
etɔ̃, tɔwò ɖeka, Mose tɔ ɖeka,
kple Eliya tɔ ɖeka; eye menya
nusi gblɔm wòle o. 34 Ke esi
wòle nusiawo gblɔm la, alilikpo
va, eye wòdo vɔvɔli ɖe wo dzi;
ke wovɔ̃, esi woyi ɖe alilikpo la
me. 35 Eye gbe ɖi tso alilikpo
la me gblɔ bena: Amesia enye
vinye tiatia, miɖo to eyama![f] 36
Eye esi gbe la ɖi la, wokpɔ Yesu
ɖeka ko. Eye wozi kpi, eye wo-
meto nusiwo wokpɔ la fe ɖeke na
amea ɖeke le ŋkeke mawo me o.

Yesu da gbe le gbɔgbɔ vɔ̃ tsɔa ɖe ŋu. Yesu gblɔ efe fukpekpe ŋu nya ɖi zi evelia.

37 [i]Esi ŋu eke, eye wole ɖiɖim
tso to la dzi la, eva ve me bena,
ameha gãa ɖe va kpee. 38 Eye
kpɔ ɖa, ŋutsua ɖe tso ameha la
me do ɣli bena: Nufiala, meɖe
kuku na wò be, nakpɔ vinyeŋu-
tsuvi ɖa, elabena nye tenu wò-
nye; 39 eye kpɔ ɖa, gbɔgbɔa ɖe
lénɛ, eye kasia wòdoa ɣli, eye
wònyamanɛ ale bena, futukpɔ do-
na le enu, eye bebli hafi wòdzona
le edzi, eye wògbãa lãme nɛ bli-
blibli. 40 Eye meɖe kuku na wò
nusrɔ̃lawo be, woanyãe do goe,
eye womete ŋui o. 41 Eye Yesu
xɔ edzi gblɔ bena: O, dzidzi-
me maxɔse kple dzidzime totro
kpaɖikpaɖi! Ɣekaɣi dzi manɔ
anyi kpli mi, eye mado dzi ahe
mi ase ɖo mahã? Kplɔ viwò
la va afisi. 42 Eye esi wògbɔ-
na la, gbɔgbɔ la hee fu anyi,
eye wònyamae ŋutɔ. Ke Yesu wo
ɖe gbɔgbɔ bliba la ta, eye wòda
gbe le ɖevi la ŋu, [o]eye wòtsɔe
na fofoa. 43 Eye kuvia ɖo wo
katã le Mawu fe gãnyenye ŋuti.

Ke esi wo katã fe mo wɔ yaa
le nusiwo katã wòwɔ ŋuti la,
egblɔ na efe nusrɔ̃lawo bena: 44
Miawo la milé nya sia ɖo miafe
towo me; elabena wole Amegbe-
tɔvi la de ge asi na amewo.[b] 45
Ke woawo la [d]womese nya sia
gɔme o; eye wòle ɣaɣla ɖe wo
bena, ne womagadze sii o, eye
wovɔ̃ le nya sia biabia ŋuti.
46 Eye nuseséa ɖe ɖo wo do-
me bena, yewo dometɔ kae nye
gã wu? 47 Ke esi Yesu kpɔ wofe
dzimesusuwo la, etsɔ ɖevia ɖe
ɖo exa; 48 eye wògblɔ na wo be-
na: Amesi ke axɔ ɖevi sia le nye
ŋkɔ dzi la, nyee wòxɔ, eye amesi
ke axɔm la, exɔ amesi dɔm la;
elabena amesi ke nye suetɔ le mi
katã dome la, eyae nye gãtɔ.[e]
49 Eye Yohanes xɔ dzi gblɔ be-
na: Amegã, miekpɔ amea ɖe le
gbɔgbɔ vɔ̃wò nyãm le go dom le
wò ŋkɔ dzi; eye miegbe nɛ, ela-
bena mele mia yome o. 50 Ke
Yesu gblɔ nɛ bena: Migagbe nɛ
o; elabena [g]amesi meto vo ɖe
mía ŋuti o la, eya le mia dzi.
51 Ke eva ve me, esime ŋke-
keawo le enu wu ge be, woakɔe
ayi dzifo la, eya ŋutɔ tsɔ efe ŋku
ɖo Yerusalem yiyi dzi;[h] 52 eye
wòdɔ dɔlawo ɖo ɖe eŋgɔ, eye esi
wole yiyim la, [k]wova ge ɖe Sa-
mariatɔwo fe dua ɖe me, be ye-
woadzra dzefe ɖo ɖi nɛ. 53 Eye
womexɔe o, elabena Yerusalem
yiyi ɖo efe ŋku me. 54 Ke esi
nusrɔ̃lawo, Yakobo kple Yohanes,
kpɔe la, wogblɔ bena: Afetɔ, èlɔ̃
bena, míana dzo natso dzifo, eye
wòafiã wo mahã?[l] 55 Ke etrɔ,
eye wòblu ɖe wo ta gblɔ bena:
Alo mienya gbɔgbɔ ka fomevi tɔ
mienye o ba? 56 Elabena Ame-
gbetɔvi la meva, be wòagblẽ ame-
wo fe agbe o; ke boŋ, bena wòa-
ɖe wo. Eye wodzo yi ɖe kɔfe
bubu me.

Yesu yomedzela etɔ̃awo.

57 [n]Ke esi wole mɔ dzi yina la,
amea ɖe gblɔ nɛ bena: Afetɔ,
afisi ke nayi ɖo la, manɔ yowò-
me. 58 Eye Yesu gblɔ nɛ bena:
Abeiwo kpɔ dowo, eye dzifoxe-
viwo hã kpɔ atɔwo; ke Amegbe-
tɔvi la mekpɔ afisi wòatsɔ ta aziɔ
ɖo o. 59 Eye wògblɔ na ame bu-
bu bena: Dze yonyeme! Ke eya

[a] kp. 22.
[b] kp. 22.
[d] 18, 34.
[e] Mat. 10, 40.
[f] 3, 22.
[g] 11, 23; Fil. 1, 18.
[h] Mar. 10, 32.
[i] kp. 37-45 kpɔ Mat. 17, 14-23; Mar. 9, 14—32.
[k] Yoh. 4, 4.
[l] Fia. II. 1, 10. 12.
[n] kp. 57-60 kpɔ Mat. 8, 19—22.
[o] 7, 15.

gblɔ bena: Afetɔ, de mɔ nam, be
mayi adadi fofonye hafi. 60 Ke
egblɔ nɛ bena: Na ame kukuawo
nadi woa ŋutɔwo fe kukuawo; ke
wò la yi dagblɔ mawufiadufe la
fia. 61 Eye ame bubu hã gblɔ
bena: [b]Afetɔ, manɔ yowòme; ga-
ke de mɔ nam, be mayi adaklã
amesiwo le afenye me hafi. 62
Ke Yesu gblɔ nɛ bena: Amesi
tsɔ efe asi da de kodzi dzi, eye
wògale megbe kpɔm la, medze
mawufiadufe la o.

Nusrɔ̃la blaadreawo dodo kple tɔtrɔ gbɔ.

**10.** [e]Ke nusiawo megbe la Afetɔ
la do ame blaadre bubu, eye
wòdɔ wo eveveve do de eŋgɔ de
du kple kɔfe, siwo katã me to ge
ye ŋutɔ gbɔna la me.[g] 2 Eye wò-
gblɔ na wo bena: Nuŋeŋe la sɔ
gbɔ, ke dɔwɔlawo mede ha o;
eyaŋuti mide kuku na nuŋeŋe la
fe Afetɔ bena, wòadɔ dɔwɔlawo
ado de efe nuŋeŋe la me.[i] 3 Mi-
heyi! Kpɔ da, mele mia dɔm abe
alẽviwo ene do de amegãxiwo do-
me. 4 Migatsɔ [l]gakotoku alo mɔ-
zɔkotoku alo atokotawo o, eye
migado gbe na amea deke le mɔ
dzi o. 5 Eye afe, si ke me miayi
do la, gbã migblɔ bena: Ŋutifafa
na afe sia! 6 Eye ne ŋutifafa-
mea de le afima la, miafe ŋutifafa
anɔ edzi; ke ne menye nenem o
la, agagbugbɔ ava mia dzi. 7 Eye
afe ma me ke mianɔ, adu, eye
ano nusi ke le wo si; elabena
[o]dɔwɔla dze efe fetu. Migatso
afe me yi afe me o. 8 Eye du,
si ke me mieyi do, eye woxɔ mi
la, midu nusiwo ke wotsɔ do mia
kɔme, 9 eye mida gbe le dɔléla,
siwo le eme la ŋu, eye migblɔ na
wo bena: Mawufiadufe la gogo
mi vɔ! 10 Ke du, si ke me miege
do, eye womexɔ mi o la, miyi de
efe ablɔwo me, eye migblɔ bena:
11 Mieʋuʋu miafe du me ʋuʋu-
dedi, si ke lé de míafe afɔwo ŋuti,
gɔ̃ hã di na mi; gake minya esia
bena, mawufiadufe la gogo. 12 Ke
mele egblɔm na mi bena: Mele
sesẽ ge na Sodom le ŋkeke ma
dzi abe du ma ene o. 13 Baba
na wò, Korazin! Baba na wò,
Betsaida! Elabena de wowɔ ŋu-
sẽdɔ, siwo wowɔ le mia dome la,
le Tiro kple Zidon la, ne wotrɔ

[a] Mat. 18, 21-22.
[b] Fia. 1. 19, 20.
[d] Mat. 10, 40.
[e] kp. 1–12 kpɔ Mat. 10, 7–16.
[f] Yoh. 12, 31; Nyad. 12, 8. 9.
[g] Mar. 6, 7.
[h] Mar. 16, 18; Ps. 91, 13.
[i] Yoh. 4, 35; Mat. 9, 37. 38.
[k] Mo. II. 32, 32; Fil. 4, 3; Nyad. 3, 5.
[l] 9, 3–5; Fia. II. 4, [redacted]
[n] kp. 21. 22 kpɔ Mat. 11, 25-27.
[o] Tim. 1. 5, 18.
[p] Mat. 13, 16. 17.
[r] Pet. 1. 1, 10.
[s] kp. 25-28 kpɔ Mat. 22, 35–40; Mar. 12, 28-34.
[t] 18, 18–20.

le wofe dziwo me le akpanya
kple afi me nɔnɔ me.[a] 14 Gake
mele sesẽ ge na Tiro kple Zidon
le ʋɔnudɔdrɔ̃ la me abe miawo
ene o. 15 Eye wò, Kapernaum,
alo menye de wokɔ wò de dzi
yi datɔ dziŋgɔli me oa! Woate
wò de to vasede tsiẽfe ke. 16
Amesi doa to mi la, nyee wòdoa
toe, eye amesi gbea mi la, nyee
wògbena; ke amesi le gbeyem la,
ele amesi dɔm da la gbem.[d]
17 Eye ame blaadre la gbugbɔ
va kple dzidzɔ gblɔ bena: Afetɔ,
gbɔgbɔ vɔ̃wo ke hã doa to mi le
wò ŋkɔ la dzi. 18 Eye wògblɔ
na wo bena: Mekpɔ Satana abe
dzikedzo ene ge tso dzifo.[f] 19
Kpɔ da, mena ŋusẽ mi be, miado
afɔ dawo kple dzidegbewo kpa-
kple ketɔ la fe ŋusẽ katã dzi, eye
naneke meli, si awɔ vɔ̃ mi gbede
o.[h] 20 Gake migakpɔ dzidzɔ be-
na, gbɔgbɔawo doa to mi o; ke
mikpɔ dzidzɔ bena, [k]woŋlɔ miafe
ŋkɔwo di le dzifowo.

Yesu kafu Fofoa.

21 [n]Le gafofo ma ke dzi la etso
aseye le Gbɔgbɔ kɔkɔe la me gblɔ
bena: Fofo, dzifo kple anyigba fe
Afetɔ, mekafu wò, elabena ètsɔ
nusiawo ɣla de nunyalawo kple
nugɔmeselawo, eye nède wo fia
vidziewo; ẽ, Fofo, elabena nene-
mae nyoa ŋuwò. 22 Eye wòtrɔ
de nusrɔ̃lawo ŋu gblɔ bena: Fo-
fonye tsɔ nuwo katã de asi nam;
eye amea deke menya amesi enye
Vi la o, negbe Fofo la ko, kple
amesi enye Fofo la o, negbe Vi
la ko kple amesi ke Vi la lɔ̃ be,
yeadee afiae. 23 Eye wòtrɔ de
efe nusrɔ̃lawo dede ŋu gblɔ be-
na: [p]Woayra ŋku, siwo le nusiwo
kpɔm miele la kpɔm; 24 elabena
mele egblɔm na mi bena: [r]Nya-
gblɔdila kple fia gedewo di bena,
yewoakpɔ nusiwo kpɔm miawo
miele, eye womekpɔe o, eye be,
yewoase nusiwo sem miele, eye
womesee o.

Lododo le Samaria-ŋutsu amenuvetɔ la ŋu.

25 [s]Eye kpɔ da, sefialaa de tsi
tre le etem kpɔ gblɔ bena: Nu-
fiala, nuka mawɔ, be manyi agbe
mavɔ dome mahã?[t] 26 Eye wò-
gblɔ nɛ bena: Nuka woŋlɔ de se-
gbalẽa me mahã?[t] Aleke xlẽm
nèlea? 27 Eye wòdo ŋu nɛ be-

na: [a]Nalɔ̃ Afetɔ, wò Mawu, kple
wò dzi blibo kple wò luʋɔ blibo
kple wò ŋusẽ blibo kple wò ta-
mesusu blibo, kpakple [d]hawòvi,
abe alesi nèlɔ̃a wò ŋutɔ ɖokuiwò
ene. 28 Eye wògblɔ nɛ bena:
Eɖo ŋu nyuie; wɔ esia, eye na-
kpɔ agbe.[e] 29 Ke eya la, esi wòle
didim be, yeatso afia na eɖokui
la, egblɔ na Yesu bena: Amekae
nye hanyevi mahã? 30 Eye Yesu
xɔ dzi gblɔ bena: Amea ɖe tso
Yerusalem heyina Yerixo; eye
wòɖadze adzodalawo si me, eye
woɖe efe awu le eŋu, eye esi wo-
de abi eŋu la, wodzo hegblẽe ɖi
wòku afã kple afã. 31 Ke eva ve
me bena, mawununɔlaa ɖe va to
mɔ ma yina, eye esi wòkpɔe la,
eto eŋu heyi. 32 Nenema ke Le-
witɔa ɖe hã, esi wòva ɖo tefe la,
eye wòkpɔe la, eto eŋu heyi. 33
Ke Samariatɔa ɖe le mɔ zɔm va
ɖo afisi wòle, eye esi wòkpɔe la,
efe dɔme trɔ ɖe eŋu; 34 eye esi
wòva egbɔ la, etsɔ ami kple wein
hekɔ ɖe efe abiawo me, eye wò-
bla wo, eye esi wòtsɔe ɖo ye ŋutɔ
fe lã dzi la, ekplɔe yi amedzro-
dzefe, eye wòkpɔ edzi. 35 Eye
esi ŋu eke la, etsɔ denario eve
na afeatɔ, eye wògblɔ bena: Kpɔ
eɖzi, eye nusi ke nagagblẽ ɖe
edzi la, nye la le nye tɔtrɔgbɔ
me la maɖo etefe na wò. 36 Ame
etɔ̃ siawo dome la kae nèsusu be,
ezu havi na amesi dze adzodala-
wo si me mahã? 37 Eye wògblɔ
bena: Amesi kpɔ nublanui nɛ lae.
Ke Yesu gblɔ nɛ bena: Heyi, eye
nawɔ nenema ke.

Nɔvinyɔnu eveawo le Betania.

38 Eye wòva ve me le wofe mɔ-
zɔzɔ me bena, eyi ɖe kɔfea ɖe
me; eye [i]nyɔnua ɖe, si ŋkɔ nye
Marta la, xɔe ɖe efe me. 39 Eye
nɔvinyɔnu, si woyɔna be Maria
la, le esi, eye eya bɔbɔ nɔ Afetɔ
la fe afɔ nu, eye wòse efe nya-
wo. 40 Ke Marta le sreɖi dzem
le subɔsubɔ geɖe ŋuti, eye wòva
tsi tre gblɔ bena: Afetɔ, ɖe mè-
tsɔ ɖeke le eme bena, nɔvinye
gblẽ nye ɖeka ɖi na subɔsubɔ o
mahã? Gblɔe nɛ azɔ, ne wòakpe
asi ɖe eŋu nam. 41 Ke Afetɔ la
xɔ edzi gblɔ nɛ bena: Marta, Mar-
ta, èle agbagba dzem, eye nèle
fu ɖem na ɖokuiwò le nu geɖe-
wo ŋuti, ke nu ɖeka koe le vevie;
42 elabena Maria tia nyuia gome,
si womele xɔxɔ ge le esi o.[b]

Yesu fia gbedododa efe nusrɔ̃lawo.

11 Eye wòva ve me bena, esi
[g]wòle gbe dom ɖa le tefea ɖe,
eye wòdzudzɔ la, efe nusrɔ̃lawo
dometɔ ɖeka gblɔ nɛ bena: Afe-
tɔ, fia gbedododa mí, abe alesi
Yohanes fia efe nusrɔ̃lawo ene.
2 [f]Eye wògblɔ bena: Ne miele
gbe dom ɖa la, migblɔ bena: Mia
Fofo, si le dzifowo, wò ŋkɔ ŋuti
nakɔ! Wò fiaɖufe nava! Woawɔ
wò lɔlɔ̃nu le anyigba dzi, sigbe
alesi wowɔna le dzifo ene! 3 Na
miafe abolo, si asu mia nu gbe-
siagbe la mi! 4 Eye tsɔ miafe
nuvɔ̃wo ke mi; elabena mia ŋu-
tɔwo hã mietsɔnɛ kea amesiame,
si nyia fe le mia si! Eye mega-
kplɔ mí yi ɖe tetekpɔa me o, ke
ɖe mi tso vɔ̃ɖitɔ la si me!
5 Eye wògblɔ na wo bena: Mia
dometɔ ka si xɔlɔ̃ anɔ, eye wòayi
egbɔ le zãtitina, eye wòagblɔ nɛ
bena; Xɔ̃, do abolo etɔ̃ nam; 6
elabena xɔ̃nyea ɖe tso mɔ dzi va
gbɔnye, ke naneke mele asinye
maɖo ekɔme o; 7 eye ɖe ame ma
aɖo eŋu nɛ le xɔa me agblɔ be-
na: Megaɖe fu nam o; ʋɔ la le
tutu xoxo, eye vinyewo le aba dzi
kplim, nyemate ŋu afɔ ana wò o
mahã? 8 Mele egblɔm na mi be-
na: Ne mefɔ, eye [g]wònae le xɔ-
lɔ̃, si wònye nɛ ta o la, ekema
le fu, si ɖem wòle nɛ ta la afɔ,
eye wòanae alesi nu dim wòle.
9 [h]Eye nye la mele egblɔm na mi
bena: Mibia nu, eye woana mi;
midi nu, eye miakpɔ; mifo ʋɔa,
eye woaʋui na mi. 10 Elabena
amesiame, si le nu biam la, exɔ-
na; eye amesi le nu dim la, ekpɔ-
na; eye amesi le ʋɔa fom la, wo-
ʋunɛ nɛ. 11 Ke fofo ka le mia
dome, si via abia aboloe, eye
wòana kpee, alo tɔmelã, eye
wòana dae ɖe tɔmelã tefe mahã?
12 Alo ne abia koklozi la, wòana
dziɖegbee mahã? 13 Azɔ mi,
amesiwo nye ame vɔ̃ɖiwo, mie-
nya alesi miana nunana nyui mia
viwo, ʋuu keke Fofo, si le dzifo
la, mana Gbɔgbɔ kɔkɔe amesiwo
bianɛ la o mahã?

[a] Mo. V. 6, 5.
[b] Mat. 6, 33.
[d] Mo. III. 19, 18.
[e] Mo. III. 18, 5; Mat. 19, 17.
[f] kp. 2—4 kpɔ Mat. 6, 9—13.
[g] 18, 5.
[h] kp. 9—13 kpɔ Mat. 7, 7—11.
[i] Yoh. 11, 1; 12, 2. 3.

Yesu he nya de farisito, siwo di hena, yewoado vloe hebia dzesi tso dzifo la ŋuti.

14 [b]Eye wòle gbɔgbɔ vɔ̃ mafo-
nu nyãm. Eye wòva ve me, esi
gbɔgbɔ vɔ̃ la do go la, ame ma-
fonu la fo nu, eye amehawo fe
mo wɔ yaa. 15 Ke wo dometɔa
dewo gblɔ bena: Enyã gbɔgbɔ
vɔ̃wo do go to Beelzebul, si nye
gbɔgbɔ vɔ̃wo fe fia la dzi. 16 Eye
bubuwo le etem kpɔ hele dzesi
dim tso egbɔ tso dzifo.[e] 17 Ke
esi wònya wofe tamesusuwo la,
egblɔ na wo bena: Fiadufe sia
fiadufe, si mã de ye ŋutɔ dokui
ŋuti la, ezu afedo, eye xɔ mu dze
xɔ dzi. 18 Eye ne Satana hã mã
de ye ŋutɔ ŋuti la, aleke efe fia-
dufe la anɔ anyii mahã? Elabe-
na miegblɔ bena, menyã gbɔgbɔ
vɔ̃wo do goe to Beelzebul dzi.
19 Eye nye la, ne menyã gbɔgbɔ
vɔ̃wo do goe to Beelzebul dzi la,
ekema mia viwo la, ameka dzie
woto nyã wo do goe mahã? Le
esia ta woawo azu miafe ʋɔnu-
drɔ̃lawo. 20 Ke ne menyã gbɔ-
gbɔ vɔ̃wo do go [h]to Mawu fe asi-
bide dzi la, ekema mawufiadufe
la di de mi. 21 Ne ŋusẽtɔ la do
aʋawɔnuwo me hele efe mɔ̃ ŋuti
dzɔm la, efe nuwo nɔa dedie;
22 [l]ke ne ŋusẽtɔ wu eya va dze
edzi, eye wòdu edzi la, atsɔ efe
aʋawɔnu blibo, si ŋu wòle dzi
dom do la, le egbɔ, eye wòamã
efe aboyonuwo me. 23 [n]Amesi ke
mele dzinye o la, eya tsi tre de
ŋunye; eye amesi ke mefoa fu
kplim o la, ekana hlẽna. 24 Esi
gbɔgbɔ bliba la do go le ame la
me la, eyi dato fufuifewo le dzu-
dzɔ dim; eye esi mekpɔe o la,
egblɔ bena: Magbugbɔ ayi de afe,
si me metso va la me. 25 Eye
esi wòva la, ekpɔe wòle kpɔkplɔ,
eye wodo atsyɔ̃ nɛ. 26 Tete la
wòdzo heyi datsɔ gbɔgbɔ bubu
adre, siwo vɔ̃di wu ye ŋutɔ he-
kpe de edokui ŋuti, eye woyi de
eme, eye wonɔ afima, [s]eye amesia
fe anyinɔnɔ mlɔetɔ va vɔ̃di wu
gbãtɔ.
27 Eye wòva ve me, esi wògblɔ
nusiawo la, nyɔnùa de kɔ efe gbe
dzi le ameha la dome gblɔ nɛ
bena: [t]Woayra dɔ, si me nènɔ,
kple no, si nèno. 28 Ke eya gblɔ
bena: E, woayra amesiwo le ma-
wunya la sem, eye wole edzi wɔm
la boŋ.[a]
29 [d]Eye esi amehawo le fu fom
de egbɔ la, ede asi gbɔgblɔ me
bena: Dzidzime sia enye dzidzi-
me vɔ̃di; ele dzesi dim, eye wo-
mele dzesia deke na gee o, ne-
gbe Yona fe dzesi la ko. 30 Ela-
bena sigbe alesi Yona zu dzesi
na Niniwe-tɔwo la, nenema ke
Amegbetɔvi la hã lanyee na dzi-
dzime sia. 31 Dziehe-fianyɔnu la
atsi tre le ʋɔnudɔdrɔ̃ la me kple
dzidzime sia fe ŋutsuwo, eye wòa-
bu fɔ wo; elabena etso anyigba
sefe ke va Salomo fe nunya se
ge; eye kpɔ da, amesi wu Salo-
mo, le afisi![f] 32 Niniwe-ŋutsuwo
atsi tre le ʋɔnudɔdrɔ̃ la me kple
dzidzime sia, eye woabu fɔe; ela-
bena wotrɔ le wofe dzi me le Yo-
na fe gbefãdede nu, eye kpɔ da,
amesi wu Yona, le afisi![g]
33 Eye amea deke mesia akadi
dana de ɣaɣlafe alo afianu te o,
ke de akaditi dzi boŋ, bena ame-
siwo le yiyim de eme la, nakpɔ
kekeli.[i] 34 Ŋutilã [k]fe akadi enye
wò ŋku; ne wò ŋku dzi dza la, wò
ame blibo la katã hã me lakɔ; ke
ne evɔ̃di la, wò ame blibo la katã
hã me lado viviti. 35 Eyaŋuti kpɔ
nyuie, bena kekeli, si le mewò
la, naganye viviti o. 36 Azɔ, ne
wò ŋutilã blibo la me klẽ, eye
afia deke medo viviti o la, eme
blibo la katã laklẽ, abe alesi akadi
kple efe keklẽ klẽna na wò ene.
37 Eye esi wòle nu fom la, fa-
risitɔa de de kuku nɛ be, wòava
du nu le ye gbɔ, eye esi wòyi de
eme la, ebɔbɔ nɔ anyi.[o] 38 Ke esi
farisitɔ la kpɔe la, efe mo wɔ yaa
bena, mele tsi gbã, hafi le nua
du ge o.[p] 39 Eye [r]Aƒetɔ la gblɔ
nɛ bena: Mi egbe farisitɔwo, mie-
klɔa kplu kple agba ŋuti, ke mia
me yɔ fũ kple adzodada kple vɔ̃-
dinyenye. 40 Mi movitɔwo! Alo
de menye amesi wɔ eŋuti la, wɔ
eme hã o mahã? 41 Gake mie-
tsɔ nusiwo le eme la, wɔ nunana
na ame dahewo, eye kpɔ da, nu-
wo katã le dzadze na mi. 42 Ke
baba na mi farisitɔwo! Elabena
mienaa ahamee kple fãglo kpa-
kple ama bubu fomeviwo katã fe
ewolia, eye mietoa ʋɔnudɔdrɔ̃
kple Mawu fe lɔlɔ̃ ŋuti; ke esia-

[a] 8, 15. 21.
[b] kp. 14–26 kpɔ Mat. 12, 22–30. 43–45; Mar. 3, 22–27.
[d] kp. 29–32 kpɔ Mat. 12, 38–42.
[e] Mar. 8, 11.
[f] Fia. I. 10, 1.
[g] Yo. 3, 5.
[h] Mo. II. 8, 15.
[i] 8, 16; Mat. 5, 15.
[k] kp. 34–36 kpɔ Mat. 6, 22. 23.
[l] Kol. 2, 15.
[n] 9, 50.
[o] 7, 36; 14, 1.
[p] Mat. 15, 2.
[r] kp. 39–52 kpɔ Mat. 23, 1–36.
[s] Yoh. 5, 14.
[t] 1, 28. 48.

wo le be, miawɔ, eye miagagblẽ
ekeme hã ɖi mawɔmawɔ o. 43
Baba na mi farisitɔwo! Elabena
mielɔ̃a nɔƒe gbãtɔwo nɔnɔ le ƒu-
ƒoƒewo, kple gbedonamewo le
ablɔwo me.[c] 44 Baba na mi! Ela-
bena miele abe yɔdo, siwo mele
dzedzem o ene, eye amesiwo le
wo dzi zɔm la, womenyɛ o.
45 Ke sefialawo dometɔ ɖeka
xɔ dzi gblɔ nɛ bena: Nufiala, esi
nègblɔ esiawo la, èdzu míawo hã.
46 Eye wògblɔ bena: Baba na mi
sefialawo hã! Elabena mietsɔa
agba kpekpe, siwo wu tsɔtsɔ la,
ɖoa amewo dzi, eye mia ŋutɔwo
la mietsɔa miaƒe asibide ɖeka ka
agbawo ŋu o. 47 Baba na mi!
Elabena mieɖoa nyagblɔɖilawo ƒe
yɔdowo ɖo, ke mia fofowoe wu
wo. 48 Ale mienye ɖaseɖilawo,
eye miefiaa kpɔɖeŋu be, mia fo-
fowo ƒe nuwɔwɔ la nyo mia ŋu;
elabena woawoe wu wo, ke mia-
woe ɖoa woƒe yɔdowo ɖo. 49 Le
esia ta hã Mawu ƒe nunya gblɔ
bena: Madɔ nyagblɔɖilawo kple
apostolowo aɖo ɖe wo gbɔ, eye
woawu wo dome ɖewo, eye woati
wo yome, 50 bena woabia nya-
gblɔɖila, siwo katã ƒe ʋu woɖa
ahe tso xexeme ƒe gɔmedzedze
la, atso dzidime sia si me 51 tso
Abel ƒe ʋu dzi vaseɖe Zaxarya,
amesi wowu le vɔsamlekpui kple
xɔ la domee la, ƒe ʋu la dzi. Ẽ,
mele egblɔm na mi bena: Woa-
biae atso dzidzime sia si me. 52
Baba na mi sefialawo! Elabena
mietsɔ nunya ƒe safui la dzoe, mia
ŋutɔwo mieyi ɖe eme o, eye ame-
siwo le yiyim ɖe eme la, miexe
mɔ na wo.
53 Eye esi wòdo go tso afima
la, agbalẽfialawo kple farisitɔwo
lée ɖe dɔ me vevie ŋutɔ, eye wole
aɖe dem nu me nɛ le nu geɖewo
ŋuti, 54 hele eŋu dzɔm, be woadi
nyaa ɖe atso eƒe nu me.[k]

Yesu xlɔ̃ nu nusrɔ̃lawo le farisitɔwo ƒe
nufiafia kple susu ŋuti.

**12.** Esi ameha, si ƒe xexlẽme aɖe
akpeakpewo, va ƒo ƒu ale be-
na, wole afɔ ɖom wo nɔewo dzi
la, ede asi gbɔgblɔ me na eƒe
nusrɔ̃lawo gbã bena: Mikpɔ mia
ɖokui dzi nyuie le farisitɔwo ƒe
amɔwɔ ʋaʋã, si nye alakpadada
la, ŋuti.[a] 2 Ke [b]wometsyɔ nu na-
neke dzi, si womele ɖeɖe ge ɖe
go o, eye [d]naneke mele ɣaɣla, si
womele nyanya ge o. 3 Eyaŋuti
nusianu, si ke miegblɔ le viviti
me la, woasee le kekeli me, eye
nusi miegblɔ ɖe to me le xɔgã
me la, woaɖe gbe ƒãe le xɔwo ta
me. 4 Ke mele egblɔm na mi,
xɔ̃nyewo, bena: Migavɔ̃ amesiwo
wua ŋutilã, eye esia megbe la na-
neke megale wo si wu bena, woa-
wɔ o la o. 5 Ke mafia amesi mia-
vɔ̃ la mi: Mivɔ̃ amesi, ne ewu
ame, emegbe la ŋusẽ le esi be,
wòatsɔe aƒu gbe ɖe dzomavɔʋe
me; ẽ, mele egblɔm na mi bena:
Eyama miavɔ̃! 6 Alo womedzraa
atsutsre atɔ̃ xɔa hotakpo oa? Eye
womeŋlɔ wo dometɔa ɖeke be le
Mawu ƒe ŋku me o. 7 Ke woxlẽ
miaƒe [f]taɖawo katã hã. Migavɔ̃
o; mia tɔ vena wua atsutsre ge-
ɖewo tɔ. 8 Ke mele egblɔm na mi
bena: Amesiame, si ke atsɔm aʋu
me le amewo ƒe ŋku me la, Ame-
gbetɔvi la hã aʋu eyama me le
mawudɔlawo ƒe ŋku me; 9 ke
amesi ke gbe nu le gbɔnye le
amewo ƒe ŋku me la, woagbe nu le
eya hã gbɔ le mawudɔlawo ƒe ŋku
me.[g] 10 Eye amesiame,[h] si agblɔ
nya ɖe Amegbetɔvi la ŋuti la,
woatsɔe akee; ke amesi agblɔ bu-
sunya ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe la ŋuti
la, womele etsɔ ge akee o. 11 Eye
ne wokplɔ mi yi ɖe ƒuƒoƒewo kple
dziɖulawo kple ŋusẽtɔwo ƒe ŋku
me la, migatsi dzimaɖi be, aleke
miawɔ alo nuka tsɔ ge miala aɖe
mia ɖokui nu alo agblɔ o:[i] 12 ela-
bena Gbɔgbɔ kɔkɔe la afia nusi
miagblɔ la mi le gaƒoƒo ma dzi.

Yesu xlɔ̃ nu ɖukɔ la kple nusrɔ̃lawo le
anyigba dzi nuwo ŋuti.

13 Eye amea ɖe tso ameha la
me gblɔ nɛ bena: Nufiala, gblɔ
na nɔvinye be, wòamã domenyi-
nyi la me kplim. 14 Eye wògblɔ
nɛ bena: Ame, amekae ɖom ʋɔ-
nudrɔ̃la alo numãla ɖe mia dzi
mahã? 15 Eye wògblɔ na wo be-
na: Mikpɔ nyuie, eye milé be na
mia ɖokui le ŋukeklẽ ŋuti; ela-
bena ame ƒe agbe menɔa eƒe nu-
kpɔkpɔ vivivo la me o.[l] 16 Eye
wòdo lo na wo gblɔ bena: Ŋutsu
kesinɔtɔa ɖe ƒe anyigba wɔ nu
geɖe; 17 eye wòbu le eɖokui me

a Mat. 16, 6; Mar. 8, 15.
b kp. 2–9 kpɔ Mat. 10, 26-33.
d 8, 17.
c 20, 46.
f 21, 18.
g 9, 26.
h Mat. 12, 32; Mar. 3, 28. 29.
i 21, 14. 15; Mat. 10, 19. 20.
k 20, 20.
l Tim. I. 6, 9. 10.

bena: Nuka wɔ ge mala? Elabena
nyemekpɔ afisi mafo nye kutse-
tsewo nu ƒu ɖo o. 18 Eye wògblɔ
bena: Esia mawɔ: mamu nye ava-
wo, eye matu gãtɔwo, eye afima
maƒo nye nukuwo kple nye nu
nyuiwo nu ƒu ɖo. 19 Eye magblɔ
na nye luʋɔ bena: Luʋɔ, èkpɔ
nu nyui geɖe, siwo nèdzra ɖo
hena ƒe geɖewo; gbɔ ɖe me, ɖu
nu, no nu, na dzi nadzɔ wò. 20 Ke
Mawu gblɔ nɛ bena: Ame tsibome,
zã sia me ke woabia wò agbe le
asiwò me; ke nusiwo nèdzra ɖo
la, ameka tɔ woazu mahã?[e] 21 Ale
amesi le nu nyuiwo dzram ɖo na
eɖokui, eye kesinɔnuwo mele esi
le Mawu gome o la, le enye si.[f]
22 [g]Eye wògblɔ na eƒe nusrɔ̃-
lawo bena: Le esia ta mele egblɔm
na mi bena: Migatsi dzimaɖi le
miaƒe agbe ŋuti nusi miaɖu o, alo
le miaƒe ŋutilã ŋuti nusi miado o.
23 Agbe la wu nuɲiame, eye ŋu-
tilã wu nutata. 24 Mibu akpaviã-
wo ŋu bena, womeƒãa nu, alo ŋea
nu o, eye nudzraɖoƒe alo ava mele
wo si o,[i] ke Mawu nyia wo; mia-
wo la mia tɔ vena wua xewo tɔ.
25 Eye ameka le mia dome, ne
ele fu ɖem na eɖokui la, wòate
ŋu atsɔ abɔ ɖeka akpe ɖe eƒe
agbenɔɣi ŋu mahã? 26 Azɔ, esi
miate ŋu le nu suetɔ wɔm o la,
nukaŋuti miele fu ɖem na mia
ɖokui le nu mamleawo ŋuti mahã?
27 Mibu dzogbenyãwo ŋu, alesi
wowɔnae: Wometrea ɖeti, alo lɔ̃a
avɔ o; ke mele egblɔm na mi
bena: Salomo gɔ̃ hã le eƒe ŋuti-
kɔkɔe katã me meɖo atsyɔ̃ abe
esiawo dometɔ ɖeka ene o. 28 Ke
ne Mawu ɖo atsyɔ̃ alea na gbe,
si le gbedzi egbe, eye etsɔ woa-
tsɔe aƒu gbe ɖe kpodzo me la,
geɖe wu wòawɔe na miawo, mi
xɔseʋeetɔwo! 29 Eye miawo la,
migaɖi nusi miaɖu alo nusi miano
o, eye miaƒe tamesusu naganyama
mi o. 30 Elabena nusiawo katã
yome xexeame dukɔwo dina; ke
mia Fofo nya bena, nusiawo hiã
mi. 31 Ke boŋ miɖi eƒe fiaɖuƒe
la, eye woatsɔ nusiawo katã akpe
ɖe eŋuti na mi. 32 Ha sue, me-
gavɔ̃ o! Elabena edze mia Fofo
la ŋu be, yeatsɔ fiaɖuƒe la na mi.[n]
33 Midzra [o]nusi le mia si, eye
mina nu ame dahewo; miwɔ ko-
toku, siwo medo xoxo o la, na
mia ɖokui, nu nyui, siwo nu me-
tsina o la, ɖe dziƒo, afisi fiafitɔ
megogo o, eye agbagblaʋui hã
megblẽa nu le o.[a] 34 Elabena afisi
miaƒe nu nyui le la, afima miaƒe
dzi hã lanɔ.

**Nuxɔxlɔ̃ bena ŋudzɔnɔnɔ.**

35 [b]Mina miaƒe aliwo dzi nanɔ
babla, eye [d]miaƒe akaɖiwo nanɔ
bibim; 36 eye miawo la miɖi ame-
siwo le mɔ kpɔm na woƒe aƒetɔ
bena, ne adzo le srɔ̃ɖeƒe, eye
wòava aƒo ʋɔa la, ne woaʋui nɛ
enumake. 37 Woayra ɖola ma,
siwo, ne aƒetɔ la va la, akpɔ wo
le ŋudzɔ; vavã mele egblɔm na
mi bena: Asa avɔ ɖe ali, eye wòa-
na be, woanɔ kplɔ̃ ŋuti, eye wòa-
tsa wo dzi asubɔ wo. 38 Eye ne
ava le ŋudzɔɣi evelia kple etɔ̃lia
me, eye wòakpɔ wo nenema la,
woayra woamawo. 39 Ke minya
esia bena,[h] ne aƒeatɔ anya gaƒoƒo,
si dzi fiafitɔ ava la, anɔ ŋudzɔ,
eye mana mɔe be, wòadze kpɔ
age ɖe eƒe aƒe me o. 40 Eyaŋuti
miawo hã minɔ dzadzraɖoɖi; ela-
bena Amegbetɔvi la ava le gaƒoƒo,
si miele mɔ kpɔm nɛ o la dzi.
41 Tete Petro gblɔ nɛ bena:
Aƒetɔ, miawoe nèle lo sia dom na
loo, alo na wo katã hã mahã? 42
Eye Aƒetɔ la gblɔ bena: Azɔ ame-
kae nye xɔnuvi nuteƒewɔla kple
nunyala, amesi eƒe aƒetɔ aɖo eƒe
aƒemetɔwo dzi be, wòana woƒe
nuɖuɖu wo le ɣeyiɣi nyui dzi
mahã? 43 Woayra ɖola ma, si, ne
eƒe aƒetɔ va la, akpɔe be, ewɔ
nenema. 44 Vavã mele egblɔm
na mi bena, aɖoe eƒe nuwo katã
dzi.[k] 45 Ke ne ɖola ma gblɔ le
eƒe dzi me bena: Nye aƒetɔ la
ƒe vava he ɖe megbe, eye wòaɖe
asi ɖolaŋutsuwo kple ɖolanyɔnu-
wo ƒoƒo me, eye wòaɖu nu, ano
nu, eye wòamu aha; 46 ɖola ma
ƒe aƒetɔ ava le ŋkeke, si mele mɔ
kpɔm nɛ o kple gaƒoƒo, si menya
o la dzi; eye wòafee ɖe eve, eye
wòana eƒe gomee akpe ɖe ame
mawɔnuteƒewo ŋu. 47 Eye ɖola
ma, si nya eƒe aƒetɔ ƒe lɔlɔ̃nu,
eye medzrae ɖo alo wɔ eƒe lɔlɔ̃nu
o la, woaƒoe geɖe;[l] 48 eye amesi
menyae o, ke wòwɔ nusi dze ƒoƒo
la, woaƒoe ʋee. Eye amesiame, si
wona nu geɖee la, woabia nu geɖe

a 18, 22. b kp. 35–48 kpɔ Mat. 24, 48–51; Mo. II. 12, 11; Pet. I. 1, 13. d Mat. 25, 1–13. e Heb. 9, 27. f Mat. 6, 20. g kp. 22–31 kpɔ Mat. 6, 25–33. h Tes. I. 5, 2. i Ps. 147, 9. k Mat. 26, 21. l Yak. 4, 17. n 22, 29; Yes. 41, 14. o kp. 33. 34 kpɔ Mat. 6, 20. 21.

le esi; eye amesi wode nu geɖe
esi la, woabia nu geɖe wu le esi.
49 Meva dzo da ge ɖe anyigba
dzi, eye nuka dim mele wu eƒe
xɔxɔ xoxo mahã? 50 Ke ele nam
be, woade mawutsi ta nam kple
mawutsia ɖe, eye ale wotee ɖe
ŋunye, vaseɖe esime woawu enu!
51 [b]Miebu xa bena, ŋutifafa na ge
meva le anyigba dzi mahã? Kpao,
mele egblɔm na mi bena, memamã boŋ ye; 52 elabena tso esia
dzi yina la ame atɔ̃ anɔ aƒe ɖeka
me, eye woamã wo me, etɔ̃ atsi
tre ɖe eve ŋuti, eye eve atsi tre
ɖe etɔ̃ ŋuti. 53 Woamã fofo kple
viŋutsu me, eye viŋutsu kple fofo
me, dada kple vinyɔnu me, eye
vinyɔnu kple dada me; lɔ̃xo kple
visrɔ̃ me, eye visrɔ̃ kple lɔ̃xo me.

### Yesu xlɔ̃ nu le ɣeyiɣi la ƒe dzesiwo kple ame ɖokui ƒe luʋɔ ɖeɖe ŋuti.

54 Eye egblɔ na amehawo hã
bena: Ne miekpɔ alilikpo le dodom le ɣetoɖoƒe la, enumake miegblɔna bena: Tsi gbɔna, eye wòva
vea me nenema.[f] 55 Eye ne dzieheya le ƒoƒom la, miegblɔna bena:
Xexeme le dzo xɔ ge, eye wòva
vea me. 56 Alakpatɔwo! Mienya
alesi miado anyigba kple dziƒo ƒe
ŋku me akpɔ; ke aleke wɔ, bena
mienya alesi miado ɣeyiɣi sia
akpɔ o mahã? 57 Eye nukaŋuti
miekpɔa nusi dzɔ la me le mia
ŋutɔwo mia ɖokui si o mahã?
58 Elabena ne mia kple wò ketɔ
miele fia ƒe ŋku me yim la, dze
agbagba le mɔ dzi be, naɖe ɖokuiwò le esi me; ne menye nenem o la, ahe wò ayi ʋɔnudrɔ̃la gbɔ, eye ʋɔnudrɔ̃la ade wò asi
na atikplɔtɔ, eye atikplɔtɔ la ade
wò gaxɔ me.[h] 59 Mele egblɔm na
wò bena: Màdo go le afima o,
vaseɖe esime naxe ho mlɔetɔ.

### Yesu gblɔ dzimetɔtrɔnya le Galilea-tɔa ɖewo ƒe tsɔtsrɔ̃ ŋuti.

13. Ke le ɣemaɣi me la amea
ɖewo le afima, siwo ka Galileatɔ, siwo ƒe ʋu Pilato tɔtɔ
kple woƒe numemewo la, ŋutinya ta nɛ. 2 Eye wòxɔ dzi gblɔ
na wo bena: Đe miesusu bena,
Galileatɔ siawo nye nuvɔ̃wɔlawo
wu Galileatɔwo katã, elabena wokpe fu siawo mahã?[l] 3 Gbeɖe, ke
boŋ mele egblɔm na mi bena:

a Ps. 7, 13.
b kp. 51-53 kpɔ Mat. 10, 34-36.
d Mat. 21, 19.
e Pet. II. 3, 9. 15.
f Mat. 16, 2. 3.
g Mat. 7, 32.
h Mat. 5, 25. 26.
i 14, 5.
k 19, 9.
l Yoh. 9, 2.

[a]Ne mietrɔ le miaƒe dzi me o la,
mi katã miatsrɔ̃ nenema ke. 4 Alo
ame wuienyi ma, siwo dzi Siloamɔ̃ mu dze, eye wòwu wo la, ɖe
miesusu bena, woawoe nye fenyilawo wu amesiwo katã nɔ Yerusalem mahã? 5 Gbeɖe, ke boŋ
mele egblɔm na mi bena: Ne mietrɔ le miaƒe dzi me o la, mi katã
miatsrɔ̃ nenema ke.

### Lododo le gboti matseku la ŋuti.

6 Eye wòdo lo sia bena: Amea
ɖe do gboti ɖe eƒe weingble me,
eye wòva di kutsetsewo le edzi,
eye mekpɔ ɖeke o.[d] 7 Eye wògblɔ na agbledela bena: Kpɔ ɖa,
ƒe etɔ̃ sɔŋ mele vavam le kutsetse dim le gboti sia dzi, eye nyemekpɔ ɖeke o; lãe ƒu anyi, nukaŋuti wòxe mɔ na anyigba la mahã? 8 Eye wòxɔ edzi gblɔ nɛ
bena: Aƒetɔ, na wòanɔ anyi ƒe
sia hã, vaseɖe esime maɖe do
afɔ xlãe, eye maku aɖu ɖe eŋu;[e]
9 ɖewohĩ ava tse ku; ke ne mele
nenema o la, nalãe aƒu anyi.
10 Eye wòle nu fiam le ƒuƒoƒeawo dometɔ ɖeka me le Sabat dzi.
11 Eye kpɔ ɖa, nyɔnua ɖe, si me
dɔléamegbɔgbɔa ɖe le ƒe wuienyi, eye wòxa godã, eye metea
ŋu kɔa eɖokui ɖe dzi kulē o la,
le afima. 12 Eye esi Yesu kpɔe
la, eyɔe va egbɔ, eye wògblɔ nɛ
bena: Nyɔnu, wotu wò tso wò
dɔléle la me! 13 Tete [g]wòtsɔ eƒe
asiwo ɖo edzi, eye wòdzo enumake. eye wòkafu Mawu. 14 Ke
ƒuƒoƒemegã, si dome ve le Yesu
ƒe gbedada le Sabat dzi ŋuti la,
xɔ dzi gblɔ na ameha la bena:
Ŋkeke adee li, siwo dze be, amewo nawɔ dɔ le me: eyaŋuti le
woawo me la miva, be woada gbe
le mia ŋu, ke menye le Sabat ƒe
ŋkeke la dzi o. 15 Tete Aƒetɔ la
xɔ dzi gblɔ nɛ bena: Alakpatɔwo!
Đe mia dome amesiame metua
eƒe nyi alo tedzi le lãnuɖunu la
ŋuti le Sabat dzi, be wòakplɔe
ayi tsinoƒe o mahã?[i] 16 Ke [k]Abraham ƒe vinyɔnu sia, si Satana bla,
kpɔ ɖa, ƒe wuienyi sɔŋ la, ɖe medze be, woatui le babla sia me le
Sabat ŋkeke dzi o mahã? 17 Eye
esi wògblɔ esiawo la, ŋukpe lé
eƒe adikãtɔwo katã, eye ameha la
katã kpɔ dzidzɔ le ŋutikɔkɔeɖo,
siwo katã wòwɔ la ŋuti.

Lododo le logoku kple amowɔ ʋaʋã ŋuti.

18 [a]Eye wògblɔ bena: Nuka ma-
wufiaḍuƒe la ḍi, eye nuka ŋu ma-
tsɔe aḍo mahã? 19 Eḍi logoku, si
amea ḍe tsɔ ƒã ḍe eƒe abɔ me,
eye wòtsi zu ati, eye dziƒoxeviwo
va wɔ atɔ ḍe eƒe alɔwo me. 20 Eye
wògagblɔ bena: Nuka ŋu matsɔ
mawufiaḍuƒe la aḍoe mahã? 21
Eḍi amɔwɔ ʋaʋã, si nyɔnua ḍe
tsɔ de amɔwɔ dzidzenu etɔ̃ me,
vaseḍe esime wo katã ʋã.

Nuƒoƒo le Israel ƒe tsɔtsɔƒugbe kple trɔ̃subɔlawo xoxɔ ŋuti.

22 Eye wòyi dato duwo kple
kɔƒewo me hele nu fiam, eye wòle
mɔ zɔm yina Yerusalem. 23 Eye
amea ḍe gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ,
ame ʋeea ḍewo koe akpɔ ḍeḍe
mahã? Eye wògblɔ na wo bena:
24 Miʋli be, miayi ḍe agbo bii la
me, elabena mele egblɔm na mi
bena: Ame geḍewo laḍi be, woayi
ḍe eme, eye womate ŋui o.[d] 25 Tso
esia dzi, ne aƒetɔ la tsi tre, eye
wòtu ʋɔa, eye ne mietsi tre ḍe
egodo, de asi ʋɔtrua ƒoƒo me gblɔ
bena: Aƒetɔ, Aƒetɔ, ʋui na mi la,
axɔ dzi agblɔ na mi bena: Nye-
menya mi, afisi mietso ƒo; 26 eke-
ma miade asi gbɔgblɔ me bena:
Mieḍu nu, eye mieno nu le ŋku-
wò me, eye nèfia nu le miaƒe
ablɔwo me.[g] 27 Eye wòagblɔ be-
na: Mele egblɔm na mi bena:
Nyemenya mi, afisi mietso o; mite
ḍa le gbɔnye, mi nu madzɔmadzɔ
wɔlawo katã! 28 Afima [h]avifafa
kple aḍukliḍuḍu lanɔ, ne miakpɔ
Abraham kple Isak kple Yakob
kple nyagblɔḍilawo katã le ma-
wufiaḍuƒe la me, ke wotsɔ miawo
ya ƒu gbe ḍe egodo. 29 Eye
woatso ɣedzeƒe kple ɣetoḍoƒe
kple anyiehe kple dziehe ava, eye
woanɔ kplɔ̃ ŋu le mawufiaḍuƒe la
me.[l] 30 Eye kpɔ ḍa, mlɔetɔwo li,
siwo azu gbãtɔwo, eye gbãtɔwo
li, siwo azu mlɔetɔwo."

Herodes di bena, yeawu Yesu. Konyifafa le Yerusalem ŋuti.

31 Le gaƒoƒo ma me ke farisi-
tɔa ḍewo va gblɔ nɛ bena: Do
go, eye nadzo le afisia; elabena
Herodes le didim be, yeawu wò.
32 Eye wògblɔ na wo bena: Mi-
heyi ḍagblɔ na abei sia bena:
Kpɔ ḍa, mele gbɔgbɔ vɔ̃wo nyãm,
eye mele gbe ḍam amewo ŋu egbe

a kp. 18-21 kpɔ Mat. 13,31-33; Mar. 4, 30-32.
b Ps. 118,26.
d Mat. 7,13.14; Fil. 3,12.
e 6,6–11; 11,37.
f Mat. 25,11.12.
g Mat 7,22.23.
h kp. 28.29 kpɔ Mat. 8,11.12.
i 12,15; Mat. 12,11.
k Mat. 23,6.
l 14,15.
m Mat. 19,30.
o 18,14; Mat. 23,11.

kple etsɔ, eye ŋkeke etɔ̃lia dzi la
mawu enu. 33 Gake ele nam be,
mazɔ mɔ egbe kple etsɔ kple ŋke-
ke, si dze eyome; elabena wome-
ḍe mɔ be, woawu nyagblɔḍilaa
ḍe le afia ḍeke o, negbe le Yeru-
salem ko. 34 Yerusalem, Yerusa-
lem, si wu nyagblɔḍilawo, eye
wòƒu kpe amesiwo wodɔ ḍo ḍe
egbɔ! Zi nenie medi be, maƒo
viwòwo nu ƒu, abe alesi koklonɔ
ƒoa viawo nu ƒu ḍe eƒe aʋala
te ene, eye mielɔ̃ o! 35 Kpɔ ḍa,
woagblẽ miaƒe aƒe ḍi na mi aƒe-
ḍoe. Mele egblɔm na mi bena:
Miegale kpɔ ye ge o, vaseḍe esi-
me miagblɔ bena: Woayra amesi
gbɔna le Aƒetɔ ƒe ŋkɔa me.[b]

Yesu da gbe le ame tetea ḍe ŋu le Sabat dzi, xlɔ̃ nu le ḍokuibɔbɔ kple dɔmenyowɔwɔ ŋuti.

14. Eye wòva ve me, esi wòyi
ḍe farisitɔwo ƒe amegãwo
dometɔ ḍeka ƒe me le Sabat dzi,
be yeaḍu abolo la, wole ŋudzɔ
nɛ.[e] 2 Eye kpɔ ḍa, ame tetea de
le eƒe ŋku me. 3 Eye Yesu xɔ
dzi gblɔ na sefialawo kple fari-
sitɔwo bena: Woḍe mɔ be, woa-
ḍa gbe le Sabat dzi loo, alo wo-
meḍe mɔ o mahã? Ke woawo la
wozi kpi. 4 Eye esi wòde asi eŋu
la, eda gbe le eŋu, eye wòḍo mɔe.
5 Eye wògblɔ na woawo bena:
Ameka le mia dome, ne via alo
eƒe nyi ge ḍe vudo me la, maḍee
le eme enumake le Sabat ŋkeke
dzi o mahã?[i] 6 Eye womete ŋu
gaḍo nusiawo ŋu o.
7 Eye esi wòdze si, alesi ame
kpekpeawo tia nɔƒe gbãtɔwo la,
edo lo na wo gblɔ bena:[k] 8 Ne
amea ḍe kpe wò va srɔ̃ḍeƒe la,
meganɔ nɔƒe gbãtɔ o; ḍewohĩ wo-
kpe ame ŋkuta wu wò vɛ; 9 eye
amesi kpe mia kple ame ma la,
ava gblɔ na wò bena: Tsɔ nɔwòƒe
na amesia, eye ekema àde asi
nɔƒe mlɔetɔ tsɔtsɔ me kple ŋu-
kpe. 10 Ke boŋ, ne wokpe wò la,
yi ḍanɔ nɔƒe mlɔetɔ bena, ne
amesi kpe wò va la, agblɔ na wò
bena: Xɔ̃, te yi kplɔ̃ ta; ekema
anye bubu na wò le amesiwo ka-
tã le kplɔ̃a ŋuti la, ƒe ŋku me. 11
Elabena amesiame, si aḍo edo-
kui ḍe dzi la, woabɔbɔe ḍe anyi,
eye amesi abɔbɔ eḍokui ḍe anyi
la, woaḍoe ḍe dzi."

12 Eye wògblɔ na amesi kpee
hã bena: Ne èḍo ŋḍɔ- alo fiẽkplɔ̃
la, megayɔ xɔ̃wòwo alo nɔviwò-
wo, alo wò ƒometɔwo, alo hawò-
vi kesinɔtɔwo o, bena woawo hã
nagakpe wò, eye woaḍo eteƒe na[a]
wò o. 13 Ke boŋ, ne èḍo kplɔ̃ la,
yɔ ame dahewo, nuwɔametɔwo,
bunɔwo, ŋkuagbãtɔwo,[b] 14 eye na-
zu yayrame, esi naneke mele wo
si be, woaḍo eteƒe na wò o ŋuti;
ke woaḍo eteƒe na wò le [d]ame
dzɔdzɔewo ƒe tsitretsitsi la me.

Lododo le fiẽnuḍuḍu gã la ŋu.

15 [e]Eye esi kplɔ̃ ŋuti nɔlawo ḍo-
metɔ ḍeka se nusiawo la, egblɔ
bena: Woayra amesi aḍu abolo le
mawufiaḍuƒe la me! 16 Eye wò-
gblɔ nɛ bena: Amea ḍe ḍo fiẽkplɔ̃
gãa ḍe, eye wòkpe ame geḍewo;
17 eye esi fiẽnuḍuyi la ḍo la, edɔ
eƒe dɔla la be, woagblɔ na ame-
siwo wokpe la bena: Miva, ela-
bena nuawo sɔ gbe vɔ. 18 Eye
ameawo katã de asi taflatsedodo
me kple tame ḍeka. Gbãtɔ gblɔ
nɛ bena: Meƒle anyigba, eye wòle
vevie nam be, mayi aḍakpɔe ḍa;
meḍe kuku na wò, bui taflatse
nam. 19 Bubu gblɔ bena: Meƒle
nyi eveveve teƒe atɔ̃, eye meyi-
na be, mado wo akpɔ; meḍe kuku
na wò, bui taflatse nam. 20 Eye
bubu gblɔ bena: Meḍe srɔ̃; eyata
nyemate ŋu ava o.[g] 21 Eye esi
dɔla la trɔ va la, exlẽ nusiawo fia
eƒe aƒetɔ. Tete aƒetɔ la do dɔme-
dzoe, eye wògblɔ na eƒe dɔla la
bena: Do go kaba yi ḍe du la ƒe
ablɔwo me kple kpɔdomiwo, eye
nakplɔ ame dahewo kple nuwɔa-
metɔwo kple ŋkuagbãtɔwo kple
bunɔwo va afii. 22 Eye dɔla la
gblɔ bena: Aƒetɔ, wowɔ se, si
nède la dzi, eye gake nɔƒe gali.
23 Eye aƒetɔ la gblɔ na dɔla la
bena: Do go yi mɔ gãwo dzi kple
kpɔwo godo, eye nazi wo dzi be,
woava me, bena nye aƒe la nayɔ
fũ. 24 Elabena mele egblɔm na
mi bena: Ŋutsu mawo, siwo wo-
kpe la, dometɔa ḍeke maḍɔ nye
fiẽnuḍuḍu la akpɔ o.

Nugbegbe le ame ḍokui gbɔ.

25 [l]Eye ameha geḍewo yi kplii,
eye wòtrɔ gblɔ na wo bena:
26 Ne amea ḍe va gbɔnye, eye
[m]melé fu fofoa kple dadaa kple
srɔ̃a kple viawo kple nɔviaŋu-

[a] 9,jz2.
[b] Mo.IV. 14, 23.
[d] Yoh. 5, 29.
[e] kp. 15–24 kpɔ Mat. 22, 2–10; ta 13, 29.
[f] Mat. 5, 13; Mar. 9, 50.
[g] Kor. I. 7, 32.
[h] 5, 30.
[i] kp. 4–7 kpɔ Mat. 18, 12-14.
[k] Xez. 34, 11.16; ta 19, 10.
[l] kp. 26. 27 kpɔ Mat. 10, 37. 38.
[m] Mo. V. 33, 9. 10; ta 18, 29. 30.

tsuwo kple nɔvianyɔnuwo, ẽ, ye
ŋutɔ ƒe agbe gɔ̃ hã o la, mate ŋu
anye nye nusrɔ̃la o. 27 Amesi ke
metsɔ eƒe atitsoga, eye wòva dze
yonyeme o la, mate ŋu anye nye
nusrɔ̃la o.[a] 28 Elabena ameka le
mia dome, ne ele didim be, yeatu
mɔ̃ la, mabɔbɔ nɔ anyi gbã, eye
wòabu eŋu kɔnta, ne nu le esi,
be wòawu enu la o mahã? 29 Me-
nye bena, ne eḍo egɔme anyi tso,
eye mete ŋu wu enu o la, ne ame-
siwo katã kpɔe la, nade asi fewu-
ḍuḍu me le eŋuti o, 30 agblɔ be-
na: Amesia de asi mɔ̃tutu me, eye
mete ŋu wu enu o. 31 Alo fia ka
li, si, ne eyina aɔa kpe ge kple
fia bubu la, mabɔbɔ nɔ anyi, eye
wòaḍe adaŋu, ne ate ŋu atsɔ akpe
ewo akpe amesi tsɔ akpe blaave
gbɔna edzi dze ge la, o mahã?
32 Ke ne mele nenema o la, aḍɔ
dɔlawo aḍo ḍe amesi le mɔ dzi
ɖi gbɔna la gbɔ, be wòabia tome-
fafa. 33 Azɔ nenema ke mia do-
me amesiame, si megbe nusiwo
katã le esi la o la, mate ŋu anye
nye nusrɔ̃la o. 34 Dze la, nu nyui
ye; ke ne dze hã bu eƒe vivi la,
nuka woatsɔ ado vivi nɛ mahã?[f]
35 Menyo na anyigba alo na aḍu-
kpo dzi hã o; ḍeko woatsɔe aƒu
gbe. Amesi to senu li nɛ la, nesee.

Lododo le alẽ, kloSalo kple vi bubu la ŋuti.

15. Ke nudzɔlawo kple nuvɔ̃-
wɔlawo katã nɔa egbɔ vam
nɔa to ḍomii. 2 Eye farisitɔwo
kple agbalẽfialawo li lioilioi gblɔ
bena: Amesia xɔa nuvɔ̃wɔlawo,
eye wòḍua nu kpli wo.[h]
3 Ke edo lo sia na wo gblɔ be-
na: 4 [i]Ameka le mia dome, ne
alẽ alafa le esi, eye wo dometɔ
ḍeka bu dee la, ḍe magblẽ blaa-
sieke vɔ asieke la ḍe gbeadzi,
eye wòadi esi bu la, vaseḍe esi-
me wòakpɔe o mahã?[k] 5 Eye ne
ekpɔe la, akɔe aḍa ḍe eƒe abɔta
kple dzidzɔ. 6 Eye ne eva aƒe
la, ayɔ xɔlɔ̃awo kple aƒelikawo
aƒo ƒu, agblɔ na wo bena: Mikpɔ
dzidzɔ kplim, elabena mekpɔ nye
alẽ, si bu la. 7 Mele egblɔm na
mi bena: Nenema ke wòanye dzi-
dzɔ le dziƒo le nuvɔ̃wɔla ḍeka, si
trɔ le dzi me la ŋuti wu ame
dzɔdzɔe blaasieke vɔ asieke, si-
wo mehiã dzimetɔtrɔ o la.

8 Alo nyɔnu ka si klosalo ewo
le, ne ebu ɖeka la, ɖe masi aka-
ɖi, eye wòakplɔ xɔa me, eye wòa-
di vevie, vaseɖe esime wòakpɔe
o mahã? 9 Eye ne ekpɔe la, ayɔ
xɔlɔ̃awo kple aƒelikawo aƒo ƒu,
agblɔ na wo bena: Mikpɔ dzidzɔ
kplim, elabena mekpɔ klosalo, si
mebu la. 10 Mele egblɔm na mi
bena: Nenema ke wòanye dzidzɔ
le [a]mawuɖɔlawo ƒe ŋku me le
nuvɔ̃wɔla ɖeka, si trɔ le dzi me
la ŋuti.
11 Eye wògblɔ bena: Ŋutsuvi
eve le amea ɖe si; 12 eye wo do-
me ɖevitɔ gblɔ na fofoa bena:
Fofo, tsɔ nuawo ƒe akpa, si nye
tɔnye la nam. Eye wòmã nuawo
me na wo. 13 Eye mede ŋkeke
geɖea ɖeke o, ŋutsuvi ɖevitɔ la
ƒo eƒe nuwo katã nu ƒu, eye wòɖu
heyi anyigba didia ɖe dzi, eye
[d]afima wògblẽ eƒe nuwo le kple
agbe baɖabaɖa nonɔ. 14 Ke esi
wògblẽ wo katã vɔ la, dɔwuame
sesẽa ɖe va anyigba ma katã dzi,
eye hiã de asi etutu me. 15 Eye
wòyi ɖatsɔ eɖokui lé ɖe anyigba
ma ƒe dumetɔa ɖe ŋu, eye wòɖɔe
ɖe eƒe abɔ me, be wòanyi hawo.
16 Eye wòdi be, yeatsɔ akanyi,
si hawo ɖuna la, aɖe yeƒe dɔ me,
ke amea ɖeke menae o.[e] 17 Ke
esi wòyi eɖokui me la, egblɔ be-
na: Fofonye ƒe agbatedɔwɔla
nenie kpɔ abolo sɔ gbɔ, ke nye
la mele tsɔtsrɔ̃m le dɔwuame ta.
18 [f]Matsi tre, eye mayi fofonye
gbɔ, eye magblɔ nɛ bena: Fofo,
mewɔ nuvɔ̃ [g]ɖe dziƒo ŋu kple
ŋutiwò. 19 Nyemegadze be, nayɔm
be viwò o; wɔm abe wò dɔlawo
dometɔ ɖeka ene. 20 Eye wòtsi
tre va fofoa gbɔ. Ke esi wòle
mɔ dzi ʋĩ gbɔna la, fofoa kpɔe,
eye eƒe dɔme trɔ ɖe eŋu, eye
wòƒu du ɖadze eƒe kɔ dzi, eye
wòɖuɖɔ nu nɛ. 21 Ke ɖevi la
gblɔ nɛ bena: Fofo, mewɔ nuvɔ̃
ɖe dziƒo ŋu kple ŋutiwò, eye
nyemegadze be, nayɔm be viwò
o. 22 Ke fofoa gblɔ na eƒe dɔla-
wo bena: Miyi ɖatsɔ awu nyuitɔ
vɛ, be miado nɛ, eye mide asigɛ
asi nɛ, kple atokotawo ɖe eƒe
afɔwo; 23 eye milé nyivi dami
la vɛ, miwui, eye mina miaɖu nu,
eye miakpɔ dzidzɔ; 24 elabena
vinyeŋutsuvi sia ku, [h]eye wòga-
gbɔ agbe; ebu, eye wogakpɔe.
Eye wode asi dzidzɔkpɔkpɔ me.
25 Ke viaŋutsuvi xoxoetɔ le agble
me; eye esi wòva tu aƒe la, ese
saŋkuɖiɖi kple ɣeɖuɖu. 26 Eye
wòyɔ dɔlawo dometɔ ɖeka va
egbɔ, eye wòbiae bena: Nukawo
nye nu siawo mahã? 27 Eye wò-
gblɔ nɛ bena: Nɔviwò va, eye fo-
fowò wu nyivi dami; elabena ega-
kpɔe ɖedie. 28 Eye [b]wòbi dzi,
eye melɔ̃ be, yeayi ɖe aƒea me
o. Ke fofoa ɖo go va ɖe kuku
nɛ. 29 Eye wòɖo ŋu gblɔ na fo-
foa bena: Kpɔ ɖa, nenem ƒe geɖe
siawo mesubɔ wò, eye nyemeda
wò seawo dzi kpɔ o, ke nye la
mèna gbɔ̃ tatam kpɔ bena, mía
kple xɔ̃nyewo miakpɔ dzidzɔ o;
30 ke esi viwòŋutsuvi sia, si gblẽ
wò nuwo kple nyɔnu wɔahasiwo
la, va ko la, nèwu nyivi dami nɛ.
31 Eye wògblɔ nɛ bena: Vinye,
wò la èle gbɔnye ɣesiaɣi, eye nu-
siwo katã nye tɔnye la, tɔwòe. 32
Ke ele be, dzi nadzɔ wò; elabena
nɔviwò sia ku, eye wògagbɔ agbe;
ebu, eye wogakpɔe.

Lododo le xɔnuvi madzɔmadzɔ ŋuti.

16. Eye wògblɔ na nusrɔ̃lawo
hã bena: Ŋutsu kesinɔtɔa ɖe
li, si xɔnuvi le esi, eye wotso
eyama nu nɛ bena, ele eƒe nuwo
gblẽm. 2 Eye wòyɔe gblɔ nɛ
bena: Aleke wɔ, eye mese esia
le ŋuwò mahã? Bu akɔnta le wò
xɔnuvinyenye la ŋuti, elabena mè-
gale ŋu te ge anye xɔnuvi gbeɖe
o. 3 Ke xɔnuvi la gblɔ le ye ŋu-
tɔ ɖokui me bena: Nuka wɔ ge
mala? Elabena nye aƒetɔ le xɔ-
nuvinyenye la xɔm le asinye, nye-
mate ŋu aɖe agble o, eye nubia-
bia kpea ŋu nam. 4 Menya nusi
mawɔ bena, ne wodem ɖa le xɔ-
nuvinyenye la nu la, ne woaxɔm
ɖe woƒe aƒewo me. 5 Eye esi
wòyɔ eƒe aƒetɔ ƒe fenyilawo katã
va egbɔ ɖekaɖeka la, egblɔ na
gbãtɔ bena: Ho nenie nènyi le
nye aƒetɔ si mahã? 6 Eye wò-
gblɔ bena: Amigo alafa. Tete wò-
gblɔ nɛ bena: Tsɔ wò fegbalẽ
nabɔbɔ ŋɔ anyi, eye naŋla kaba
be blaatɔ̃. 7 Eye yome wògblɔ
na ame bubu bena: Ke wò ɖe,
ho nenie nènyi? Eye wògblɔ be-
na: Bli golo alafa. Egblɔ nɛ be-

[a] Ef. 3, 10.
[b] kp. 2.
[d] Lod. 29, 3.
[e] Lod. 23, 21.
[f] Yer. 3, 12. 13.
[g] Ps. 51, 6.
[h] Ef. 2, 1. 5; 5, 14.

na: Tsɔ wò fegbalẽ, eye naŋlɔ
blaenyi. 8 Eye afetɔ la kafu xɔ-
nuvi madzɔmadzɔ la, elabena ewɔ
nu le aɖaŋu me. Elabena xexe
sia me viwo dze aɖaŋu wu [a]ke- [a] Ef.5,9; Tes.I. 5, 5.
keliviwo hena woa ŋutɔwo ƒe dzi-
dzimeviwo. 9 Eye nye hã mele
egblɔm na mi bena: Mitsɔ anyi-
gbadzinu madzɔmadzɔwo dze xɔ-
lɔ̃woe na mia ɖokui bena, ne wo
nu tsi la, woaxɔ mi ɖe agbadɔ
mavɔwo me.[b] 10 Amesi wɔa nu- [b] 14,14; Mat. 6, 20; 10,40; 19,21.
teƒe le nu suetɔ ke me la, enyea
nuteƒewɔla le nu gedewo hã me,
eye amesi wɔa nu madzɔmadzɔ
le nu suetɔ ke me la, enyea nu
madzɔmadzɔ wɔla le nu gedewo
hã me.[d] 11 Eyaŋuti, ne miezu nu- [d] 19, 17.
teƒewɔlawo le anyigbadzinu ma-
dzɔmadzɔwo me o la, ameka atsɔ
nyateƒenu aɖe mia si mahã? 12
Eye ne mienye nuteƒewɔlawo le
ame tutɔ ƒe nuwo me o la, ame-
ka atsɔ mia ŋutɔwo tɔ ana mi
mahã? 13 Dɔlaa ɖeke mate ŋu
asubɔ afetɔ eve o; elabena ɖewo
alé fu ɖeka, eye wòalɔ̃ evelia,
alo aku ɖe ɖeka ŋuti, eye wòa-
do vlo evelia. Miate ŋu asubɔ
Mawu kple anyigbadzinuwo o.[e] [e] Mat. 6, 24.

Yesu be to na farisitɔ fewuɖulawo.

14 Eye farisitɔwo, siwo nye ga-
lɔ̃lawo la, se nusiawo katã, eye
woɖo hehe ɖe eta.[f] 15 Eye wò- [f] Mat. 23, 14.
gblɔ na wo bena: Miawoe nye
amesiwo le afia tsom na [g]mia ŋu- [g] 18, 9–14.
tɔwo mia ɖokui le amewo ƒe ŋku
me, gake [h]Mawu nya miaƒe dzi- [h] Ps. 7, 10.
wo me; [i]elabena nusi nye nu gã [i] Lod.6, 16.17.
le amewo dome la, enye ŋunyɔnu [k] Tim. II.3, 16.
le Mawu ƒe ŋku me. 16 Se la
kple nyagblɔɖilawo nɔ anyi va-
seɖe Yohanes dzi; tso ekema dzi
la wole mawufiaɖuƒe ƒe nyanyuie
la gblɔm fia, eye amesiame yi ɖe
eme sesẽtɔe.[l] 17 Ke ele bɔbɔe, [l] Mat. 11, 12.13.
be dziƒo kple anyigba nu nayi wu
esi se la ƒe ŋɔŋlɔdzesi ɖeka na-
tsi anyi.[n] 18 Amesiame, si aɖe [n] Mat. 5, 18.
asi le srɔ̃a ŋu, eye wòaɖe bubu
la, ewɔ ahasi; eye amesi aɖe esi
ŋu ŋutsua ɖe ɖe asi le la, ewɔ
ahasi.[o] [o] Mat. 5, 32; 19, 9.

Lododo le kesinɔtɔ kple ame dahe Lazaro ŋuti.

19 Eye ŋutsu kesinɔtɔa ɖe li,
si doa awu dzĩ kple aklalabiɖi-
biɖiwu, eye wòɖua agbe gbesia-
gbe le dzidzɔ me; 20 ke ame da-
hea ɖe, si ŋkɔ nye Lazaro la, mlɔ [p] Mat. 18, 6. 7.
eƒe agbo nu, eye abiwo yɔ eŋuti
fũ; 21 eye wòle didim be, yeaɖu
nusiwo le dudum le kesinɔtɔ la
ƒe kplɔ̃ dzi la, aɖi ƒo; ke avũwo
hã va, eye woɖuɖɔ eƒe abiwo mo
nɛ. 22 Eye wòva ve me bena,
ame dahe la ku, eye mawudɔla-
wo tsɔe yi ɖaɖa ɖe Abraham akɔ-
nu; eye kesinɔtɔ la hã ku, eye
woɖii. 23 Eye le tsiẽƒe, esi wòle
fukpekpe me la, ewu eƒe mo dzi,
eye wòkpɔ Abraham ɖa ʋĩ, eye
Lazaro le eƒe akɔnu. 24 Eye wò-
do ɣli gblɔ bena: Fofo Abraham,
ve nunye, eye nadɔ Lazaro ɖa
bena wòatsɔ eƒe asibidenu atɔ tsi
me, eye wòafa aɖe nam, elabena
mele fu kpem le dzo ƒe aɖe sia
me. 25 Ke Abraham gblɔ bena:
Vinye, ɖo ŋku edzi bena, èxɔ wò
nu nyuiwo vɔ le wò agbenɔɣi
me, eye nenema ke Lazaro xɔ
vɔ̃awo; ke azɔ la wole akɔ fam
nɛ le afii, eye wò la èle fu kpem.
26 Eye kpe ɖe nusiawo katã
ŋuti la ʋe gãa ɖe le mía kple
miawo dome, ale bena, ne ame-
wo le didim be, woatso afii ayi
mia gbɔ la, womate ŋui o, eye
afimatɔwo hã mate ŋu ava mía
gbɔ o. 27 Eye wògblɔ bena:
Ekema meɖe kuku na wò, fofo
bena, nadɔe ɖe fofonye ƒe me;
28 elabena nɔvi atɔ̃ le asinye,
bena wòaɖi ɖase na wo, bena
woawo hã nagava fukpeƒe sia o.
29 Ke Abraham gblɔ bena: Mose
kple nyagblɔɖilawo le wo si:
woaɖo to woamawo![k] 30 Eye wò-
gblɔ bena: Gbeɖe, fofo Abraham;
ke boŋ ne amea ɖe tso ame ku-
kuwo dome yi wo gbɔ la, woa-
trɔ le woƒe dziwo me. 31 Ke
egblɔ nɛ bena: Ne womeɖo to
Mose kple nyagblɔɖilawo o la,
ne amea ɖe tsi tre tso ame ku-
kuwo dome hã la, mele ŋu te ge
afoe ɖe wo nu o.

Yesu ƒo nu le nuɖiaɖianana, nuvɔ̃tsɔtsoke kple xɔse ƒe dɔ ŋuti.

17 Eye wògblɔ na eƒe nusrɔ̃la-
[p]wo bena: Womate ŋu axe
mɔ na nuɖiaɖiawo ƒe vava o; ga-
ke baba na amesi dzi woato ava.
2 Enyo nɛ be, woatsɔ té atsi ɖe
kɔ nɛ, eye woatsɔe aƒu gbe ɖe
atsiaƒu me wu esi wòaɖia ɖevi
sue siawo dometɔ ɖeka nu.[p]

3 Mikpɔ mia ɖokui dzi! Ne nɔ-
viwò wɔ nuvɔ̃ la, ka ŋku me nɛ;
eye ne etrɔ le eƒe dzi me la, tsɔe
kee.[a] 4 Eye ne ewɔ nuvɔ̃ ɖe ŋu-
wò zi adre le ŋkeke ɖeka dzi,
eye wògatrɔ zi adre va ɖe kuku
na wò la, tsɔe kee.[d]
5 Eye apostoloawo gblɔ na Aƒe-
tɔ la bena: Na miaƒe xɔse nadzi
ɖe edzi na mí.[f] 6 Eye Aƒetɔ la
gblɔ bena: Ne xɔse le mia si abe
logoku ene la, miagblɔ na gboti
sia bena: Ho ɖokuiwò nadado ɖe
atsiaƒu me! eye aɖo to mi.[g] 7 Ke
mia dome ameka ƒe dɔla le agble
ŋlɔm alo le lã nyim, eye ne etso
agble va aƒe la, wòagblɔ nɛ bena:
Va kaba, eye nabɔbɔ nɔ anyi ma-
hã? 8 Alo menye ɖe wòagblɔ
nɛ bena: Dzra nusi maɖu la ɖo,
nasa avɔ ɖe ali asubɔm, vaseɖe
esime meɖu nu, eye meno nu, eye
esia megbe wò hã naɖu nu, eye
nano-nu o mahã? 9 Alo ɖe wòa-
da akpe na dɔla la bena, ewɔ nu-
siwo ƒe se wòɖe nɛ la dzi mahã?
10 Nenema ke miawo hã, ne mie-
wɔ nusiwo katã woɖo na mi la,
migblɔ bena: Dɔla madzemadze-
wo mienye; nusi le na mí be,
míawɔ la, eya koe miewɔ.

**Samariatɔ akpedala.**

11 Eye wòva ve me, esi wole
mɔ dzi yina Yerusalem la bena, eto
Samaria kple Galilea titina.[o] 12
Eye esi wòyi ɖe kɔƒea ɖe me la,
ŋutsu ewo, siwo nye anyidzela-
wo la, va kpee, eye wotsi tre ɖe
adzɔge;[p] 13 eye wokɔ woƒe gbe-
wo dzi gblɔ bena: Yesu, amegã,
kpɔ mía nublanui! 14 Eye esi wò-
kpɔ wo la, egblɔ na wo bena:
[s]Miheyi ɖatsɔ mia ɖokui fia nu-
nɔlawo. Eye wòva ve me, esi
woyina la, wo ŋuti kɔ. 15 Ke wo
dometɔ ɖeka, esi wòkpɔ bena,
woda gbe le ye ŋu la, egbugbɔ
le Mawu kafum kple gbe sesẽ,
16 eye wòdze klo tsyɔ mo anyi
ɖe eƒe afɔ nu hele akpe dam nɛ;
eye eya la Samariatɔ wònye. 17
Eye Yesu xɔ dzi gblɔ bena: Alo
menye ame ewo ŋutie kɔ o ma-
hã? Ke afika wo ame asieke la
le? 18 Alo amesiwo atrɔ atsɔ
bubu na Mawu la meli o, negbe
amedzro sia ko mahã? 19 Eye
wògblɔ nɛ bena: Tsi tre, nadzo,
wò xɔse la ɖe wò.[z]

a Mat. 18, 15.
b Yoh. 18, 36.
d Mat. 18, 21. 22.
e Mat. 24, 23.
f Mar. 9, 24.
g Mat. 17, 20; 21, 21.
h 21, 8.
i Mat. 24, 26. 27.
k 9, 22.
l Mat. 24, 37-39.
n Mo. I. 7, 7—23.
o 9, 51; 13, 22.
p Mo. III. 13, 46. [illegible]
r Mo. I. 19, 15. 24. 25.
s 5, 14; Mo. III. 14, 2. 3.
t Mat. 24, 17. 18.
u Mo. I. 19, 26.
v 9, 24.
y Mat. 24, 40. 41.
z 7, 50.

**Le mawufiaɖuƒe la ƒe vava ŋuti.**

20 Eye esi farisitɔwo bia ɣeyi-
ɣi, si dzi mawufiaɖuƒe la ava lae
la, eɖo eŋu na wo gblɔ bena:
Mawufiaɖuƒe la megbɔna kple zi,[b]
21 alo woagblɔ bena: kpɔ ɖa,
afii alo afimee o; elabena kpɔ ɖa,
mawufiaɖuƒe la le mia dome.[e]
22 Eye wògblɔ na nusrɔ̃lawo
bena: Ŋkekewo gbɔna, le esi me
miadi be, miakpɔ Amegbetɔvi la
ƒe ŋkekewo dometɔ ɖeka, eye
miakpɔe o. 23 Eye woagblɔ na
mi bena: Kpɔ ɖa, afimee, kpɔ ɖa,
afii! Migayi o, eye migadze wo
yome o![h] 24 Elabena alesi dzi-
kedzo, ne eke dzo le dziƒo ƒe go
ɖeka me, wòklẽna ɖe dziƒo ƒe go
keme dzii la, nenema Amegbetɔ-
vi la lanɔ le eƒe ŋkeke la dzi.[i]
25 Gake ele nɛ gbã be, wòakpe
fu geɖe, eye dzidzime sia laɖo
vloe.[k] 26 Eye alesi wòva ve me
le Noa ƒe ŋkekeawo mee la, ne-
nema wòanɔ le Amegbetɔvi la ƒe
ŋkekeawo hã me.[l] 27 Wole nu-
ɖuɖu dzi, wole nunono dzi, wole
srɔ̃ɖeɖe dzi, eye wole wo tsɔm
na, be woaɖe, vaseɖe ŋkeke, si
[n]dzi Noa yi ɖe aɖakaʋu la me,
eye tsiɖɔɖɔ va, eye wòtsrɔ̃ wo
katã. 28 Alesi ke wòva ve me
le Lot ƒe ŋkekeawo me: Wole
nuɖuɖu dzi, wole nunono dzi,
wole nuƒeƒle dzi, wole nudzadzra
dzi, wole nukuwo dodo dzi, wole
xɔtutu dzi; 29 ke le ŋkeke, si dzi
Lot do go tso Sodom la, dzo kple
dzokpe wu tso dziƒo, eye wòtsrɔ̃
wo katã;[r] 30 nenema ke wòanɔ
le ŋkeke, si dzi Amegbetɔvi la
laɖe eɖokui afia. 31 Le ŋkeke
ma dzi la amesi lanɔ xɔta, eye
eƒe nuwo le xɔ me la, magaɖi be,
wòatsɔ wo ayii o, eye nenema
ke amesi le agble me la, mega-
gbugbɔ ɖe nusiwo le emegbe la
ŋuti o.[t] 32 Miɖo ŋku Lot srɔ̃ dzi![u]
33 Amesi ke le didim be, yeaɖe
yeƒe agbe la, abui, eye amesi ke
labui la, agaxɔe agbagbee.[v] 34
Mele egblɔm na mi bena: Le zã
ma me la ame eve woanɔ abɛ
ɖeka dzi, woaxɔ ɖeka, eye woa-
gblẽ ekeme ɖi. 35 Nyɔnu eve
lanɔ teƒo, woaxɔ ɖeka, eye woa-
gblẽ ekeme ɖi. [y]36 Ame eve lanɔ
abɔ me, woaxɔ ɖeka, eye woa-
gblẽ ekeme ɖi. 37 Eye woxɔ dzi

gblɔ nɛ bena: Afikae, Afetɔ? Eye
wògblɔ na wo bena: Afisi nu ku-
ku le la, afima hɔ̃wo ƒoa ƒu ɖo.[b]

Yesu do lo le ahosi kukuɖela la ŋu.

**18.** Eye wòdo lo na wo, le alesi
wòle na wo be, woado gbe
ɖa ɖaa, eye ɖeɖi nagate wo ŋu o
la ŋuti,[e] 2 gblɔ bena: ʋɔnudrɔ̃laa
ɖe nɔ dua ɖe me, amesi mevɔ̃a
Mawu o, eye mesia ame hã o. 3
Ke ahosia ɖe nɔ du ma me, eye
wòvaa egbɔ enuenu gblɔna bena:
Ɖem le nye ketɔ si me. 4 Eye
melɔ̃ o eteƒe didi; ke esiawo me-
gbe la egblɔ le ye ŋutɔ ɖokui me
bena: Esi nyemevɔ̃a Mawu o, eye
nyemesia ame hã o la, 5 gake le
esi ahosi sia le fu ɖem nam ŋuti
la, maɖee, bena mlɔeba la wòa-
gava ade ƒe ŋku me nam o.[h] 6 Eye
Afetɔ la gblɔ bena: Mise nusi ʋɔ-
nudrɔ̃la madzɔmadzɔ la gblɔ. 7
Ke ɖe Mawu maɖe eƒe ame tiatia,
siwo le ɣli dom nɛ ŋkeke kple
zã, eye magbɔ dzi ɖi na wo o ma-
hã? 8 Mele egblɔm na mi bena:
Aɖe wo kaba. Gake ne Amegbe-
tɔvi la va la, ɖe wòakpɔ xɔse la
le anyigba la dzi mahã?

Lododo le farisitɔ la kple nudzɔla la ŋuti.

9 Eye wòdo lo sia na amea ɖe-
wo, siwo ɖo dzi ɖe woa ŋutɔwo
ɖokui ŋu bena, yewonye ame dzɔ-
dzɔewo, eye wobu ame bubuwo
be, womenye naneke o la bena:
10 Ame eve yi mawuxɔ me, be
yewoado gbe ɖa; ɖeka nye fari-
sitɔ, eye evelia nye nudzɔla. 11
Farisitɔ la le tsitrenu, eye wòdo
gbe ɖa ɖe ta me be: Mawu, meda
akpe na wò bena, nyemele abe
ame bubuawo, adzodalawo, ame
madzɔmadzɔwo, ahasiwɔlawo,
alo abe nudzɔla sia hã ene o.[l] 12
Metsia nu dɔna zi eve le kwasiɖa
ɖeka me, eye [n]metsɔa nusiwo ka-
tã sua asinye la, ƒe ewolia nana.
13 Ke nudzɔla la tsi tre le adzɔ-
ge ke, eye melɔ̃ be, yeawu eƒe
mo hã dzi akpɔ dziƒo o; ke boŋ
eƒo akɔta gblɔ bena: [o]Mawu, kpɔ
nublanui na nye, nuvɔ̃wɔla! 14
Mele egblɔm na mi bena: Ame-
sia la wotso afia nɛ, eye wòtre
afemeyiyi na ame keme; elabena
amesiame, si doa eɖokui ɖe dzi
la, woabɔbɔe ɖe anyi; ke amesi
bɔbɔa eɖokui ɖe anyi la, woadoe
ɖe dzi.[a]

Yesu yra ɖeviwo.

15 [d]Eye wotsɔ vidziewo hã va
egbɔ, bena wòaɖa asi ɖe wo dzi;
ke esi nusrɔ̃lawo kpɔe la, woblu
ɖe wo ta. 16 Eye Yesu yɔ wo va
egbɔ gblɔ bena: Mina ɖeviawo
nava gbɔnye, eye migaxe mɔ na
wo o; elabena nenem mewo tɔe
nye mawufiaɖuƒe la. 17 Vavã
mele egblɔm na mi bena: Amesi
ke mexɔ mawufiaɖuƒe la abe ɖe-
vi ene o la, mele eme yi ge o.[f]

Ɖekakpui kesinɔtɔ la. Xaxa, si le kesinɔnu ŋu.

18 [g]Eye amegãa ɖe va biae be-
na: Nufiala nyui, nuka mawɔ, be
manyi agbe mavɔ la dome mahã?
19 Ke Yesu gblɔ nɛ bena: Nuka
nèle yɔyem be nyui mahã? Amea
ɖeke mele nyui o, negbe Mawu
ɖeka ko. 20 Enya seawo bena:
[i]Megawɔ ahasi o; megawu ame
o; megafi fi o; megaɖi aʋatso-
ɖase o; bu fofowò kple dawò. 21
Ke eya gblɔ bena: Mewɔ nusia-
wo katã dzi tso nye ɖevime ke.
22 Eye esi Yesu see la, egblɔ nɛ
bena: Egasusɔ nu ɖeka na wò;
dzra nusiwo katã le asiwò la, eye
namã wo na ame dahewo, [k]eye
nu nyui anɔ dziƒo na wò; eye na-
va adze yonyeme. 23 Ke esi wò-
se esiawo la, evee ŋutɔ; elabena
kesinɔtɔ ŋutɔ wònye. 24 Eye esi
Yesu kpɔe la, egblɔ bena: Ale
wòsẽ na amesiwo si nu le la be,
woayi ɖe mawufiaɖuƒe la me enye
esi. 25 Elabena ele bɔbɔe na
kpɔsɔ be, wòato abi ƒe vo me wu
alesi kesinɔtɔ nayi ɖe mawufia-
ɖuƒe la mee. 26 Ke amesiwo see
la, gblɔ bena: Ekema ameka gɔ̃e
ate ŋu akpɔ ɖeɖe mahã? 27 Eye
wògblɔ bena: Nusiwo womate ŋu
awɔ le amegbetɔwo gbɔ o la, woa-
te ŋu awɔe le Mawu gbɔ. 28 Ke
Petro gblɔ bena: Kpɔ ɖa, miawo
la miegblẽ miaƒe nuwo ɖi, eye
miedze yowòme. 29 Eye wògblɔ
na wo bena: Vavã mele egblɔm
na mi bena: Amea ɖeke meli, si
gblẽ aƒe alo srɔ̃ alo nɔviŋutsuwo
alo dzilawo alo viwo ɖi le mawu-
fiaɖuƒe la ŋuti, 30 eye wòado kpo
teƒeɖoɖo geɖe xɔxɔ awu le ɣe-
yiɣi sia me kple agbe mavɔ la
xɔxɔ le xexe, si lava va la me o.

a 14, 11; Mat. 23, 12.
b Mat. 24, 28.
d kp. 15-17 kpɔ Mat. 19, 13-15; Mar. 10, 13-16.
e Ro. 12, 12; Kol. 4, 2; Tes. 1. 5, 17.
f Mat. 18, 3.
g kp. 18-30 kpɔ Mat. 19, 16-29; Mar. 10, 17-30.
h 11, 7. 8.
i Mo. 11. 20, 12 v. 16.
k Mat. 6, 20.
l Yes. 58, 2. 3.
n Mat. 23, 23.
o Ps. 51, 3.

**Yesu de gbe fã le efe fukpekpe ŋu zi etõlia.**

31 [a]Eye wòyɔ ame wuieveawo
va egbɔ gblɔ na wo bena: Kpɔ
da, míeyina Yerusalem, eye woa-
wu nuslwo katã woŋlɔ dl to nya-
gblɔdilawo dzi le Amegbetɔvl la
ŋuti la nu. 32 Elabena woadee
asl na trɔ̃subɔlawo, eye woaḍu
fewu le eŋuti, eye woado vloe,
eye woaḍe ta ḍe eŋu; 33 eye woa-
foe kple atam, eye woawui, eye
ŋkeke etɔ̃agbe la wòatsi tre. 34
Eye womese nuslawo dometɔa
ḍeke gɔme o, eye nya sia le ɣa-
ɣla ḍe wo, eye womedze sl nusi-
wo wògblɔ la o.[g]

**Yesu da gbe le ŋkuagbãtɔa de ŋu le Yerixo gbɔ.**

35 [i]Eye wòva ve me, esi wò-
gogo Yerlxo la bena, ŋkuagbã-
tɔa ḍe bɔbɔ nɔ mɔ to le nu biam;
36 ke esl wòse bena, ameha le
eŋuti tom yina la, ebla be: Nukae
nye esia? 37 Eye woto nɛ bena:
Yesu, Nazaretetɔ lae le eŋuti
tom. 38 Eye wòdo ɣli gblɔ bena:
Yesu, Dawid vl la, kpɔ nye nu-
blanui! 39 Eye amesiwo dze ŋgɔ
la, blu ḍe eta bena, wòazi ḍoḍoe;
ke eya do ɣli wu tsãtɔ bena: Da-
wid vl lee, kpɔ nye nublanui! 40
Eye Yesu tɔ ḍe tsitre, eye wòḍe
se be, woakplɔe ava ye gbɔe:
eye esi wòte va egbɔ la, eblae
bena: 41 Nuka dim nèle, be ma-
wɔ na wò mahã? Eye wògblɔ
bena: Afetɔ, bena makpɔ nu! 42
Eye Yesu gblɔ nɛ bena: Kpɔ nu,
wò xɔse la ḍe wò." 43 Eye enu-
make wòkpɔ nu, eye wòdze eyo-
me le Mawu kafum, eye dukɔ la
katã, esi wokpɔe la, wotsɔ kafu-
kafu na Mawu.

**Yesu dze Zaxeo gbɔ.**

19. Eye esi wòva Yerixo la, etso
me yi. 2 Eye kpɔ ḍa, ŋu-
tsua ḍe, si ŋkɔ woyɔna be Zaxeo
la li, eye wònye nudzɔlawo fe
amegã ganye kesinɔtɔ hã. 3 Eye
wòdi be, yeakpɔ Yesu, amesi wò-
nye, eye mete ŋui o le ameha la
ŋuti; elabena ame kpui wònye.
4 Eye wòfu du dze ŋgɔ dalia gbo-
tia ḍe dzi, be yeakpoe, elabena
egbɔna afima to ge. 5 Eye esl
Yesu va ḍo tefea la, ewu mo dzi
gblɔ nɛ bena: Zaxeo, dl kaba;
elabena ele nam egbea be, manɔ
afewò me. 6 Eye wòdl kaba, eye
wòxɔe kple dzidzɔ. 7 Eye esl
wokpɔe la, wo katã woli liʋiliʋi
gblɔ bena: Eylna ŋutsu, si nye
nuvɔ̃wɔla gbɔ dze ge.[b] 8 Eye
Zaxeo tsi tre gblɔ na Afetɔ la
bena: Kpɔ ḍa, Afetɔ, metsɔ nye
nuwo fe afã na ame dahewo, eye
ne medzɔ nu le amea ḍe sl dzro
la, [d]meḍoa etefe nɛ zi ene. 9 Eye
Yesu gblɔ nɛ bena: Egbe xɔxɔ
va afe sia me, [e]le esi eya hã nye
Abraham vl ŋuti. 10 Elabena
Amegbetɔvi la va, be yeadl, eye
yeaḍe ameslwo bu la.[f]

**Yesu do lo le pounde mamã ŋuti.**

11 [h]Eye esl wole nuslawo sem
la, edo lo fu dzi na wo, elabena
egogo Yerusalem, eye woawo bu
xa bena, mawufiaḍufe la le dodo
ge enumake. 12 Eyaŋuti wògblɔ
bena: Ame ŋkutaa ḍe yi ḍe anyi-
gba didia ḍe dzi be, yeaxɔ fia-
ḍufe na ye ḍokui, eye yeagatrɔ
agbɔ.[k] 13 Eye esi wòyɔ efe dɔla-
wo dome ame ewo vɛ la, etsɔ
pounde ewo na wo, eye wògblɔ
na wo bena: Mitrɔ le wo dzl, va-
seḍe esime magagbɔ. 14 Ke efe
dumetɔwo lé fui, eye wodɔ ame
ḍe eyome gblɔ bena: Mielɔ̃ bena,
amesia naḍu fia ḍe mía dzi o.[l]
15 Eye wòva ve me, esl wòxɔ fla-
ḍufe la vɔ, eye wòtrɔ gbɔ la, be-
na ena woyɔ dɔla siawo, amesi-
wo si wòtsɔ ga dee la, vɛ nɛ,
bena wòanya amesi ḍe vi, kple
vl, si wòḍe. 16 Eye gbãtɔ va ḍo
gblɔ bena: Afetɔ, wò pounde la
ḍe vi pounde ewo ḍe edzi. 17
Eye wògblɔ nɛ bena: Ehẽ, dɔla
nyui, esl nèzu nutefewɔla le nu
suetɔ me ŋuti la, ŋusẽ anɔ asiwò
ḍe du ewo dzi.[o] 18 Eye evelia
va gblɔ bena: Afetɔ, wò pounde
la ḍe vi pounde atɔ̃. 19 Eye wò-
gblɔ na eya hã bena: Wò hã ànɔ
du atɔ̃ dzi. 20 Eye bubu va gblɔ
bena: Afetɔ, kpɔ ḍa, wò pounde,
si metsɔ dzra ḍo ḍe taku nu la,
nye esi; 21 elabena mevɔ̃ wò, esi
nènye ame sẽŋuta ŋuti, ètsɔa
nusi mèḍa ḍi o, eye nèŋea nusl
mèfã o. 22 Egblɔ nɛ bena: Wò
ŋutɔ wò numenya metsɔ drɔ̃ ʋɔ-
nu wò, dɔla vɔ̃ḍi! Enyae bena,
nye la ame sẽŋuta menye, metsɔa
nusl nyemeḍa ḍl o, eye meŋea
nusl nyemefã o la, 23 nukaŋuti
mètsɔ nye ga na gasltsalawo, eye

a kp. 31-34 kpɔ Mat. 20, 17-19; Mar. 10, 32-34; ta 9, 22. 44.
b 15, 2.
d Mo. II. 21, 37.
e 18, 16.
f 5, 32; Tim. I. 1. 15.
g Mar. 9, 32.
h kp. 11-27 kpɔ Mat. 25, 14-30.
i kp. 35-43 kpɔ Mat. 20, 29-34; Mar. 10, 46-52.
k Mar. 13, 34.
l Yoh. 1, 11.
n 17, 12.
o 16, 10.

nye la le nye vava me la, ne ma-
xɔe kple deme o mahã? 24 Eye
wògblɔ na amesiwo le tsitre le
egbɔ la bena: Mixɔ pounde la le
esi, eye mitsɔe na amesi pounde
ewo le esi! 25 Eye wogblɔ nɛ
bena: Afetɔ, pounde ewo le esi!
26 Mele egblɔm na mi bena:
Amesiame, si nu le esi la, woana
nui; ke amesi nu mele esi o la,
nusi le esi hã la, woaxɔe le esi.[b]
27 Gake nye ketɔ ma, siwo melɔ̃
be, madu fia ɖe wo dzi o la, mi-
kplɔ wo va afii, eye miwu wo le
ŋkunye me. 28 Eye esi wògblɔ
esiawo la, edze ŋgɔ yina Yerusa-
lem.

Yesu ƒe Yerusalem yiyi.

29 [f]Eye wòva ve me, esi wògo-
go Betfage kple Betania le to, si
woyɔna be Amito la ŋuti la, edɔ
eƒe nusrɔ̃lawo dome ame eve 30
gblɔ bena: Miyi kɔƒe, si le mia
ŋgɔ la me, eye ne miege ɖe eme
la, miakpɔ tedzivi le ka me, esi
dzi amea ɖeke menɔ kpɔ o; mitui,
eye mikplɔe vɛ. 31 Eye ne amea
ɖe bia mi bena: Nukaŋuti miele
etum hã la, migblɔ ale: Afetɔ la
le ehiãm. 32 Eye esi ame dɔdɔ-
wo yi la, wokpɔ alesi wògblɔ na
wo. 33 Ke esi wole tedzivi la
tum la, nuatɔwo gblɔ na wo bena:
Nukaŋuti miele tedzivi la tum?
34 Eye wogblɔ bena: Afetɔ la le
ehiãm. 35 Eye wokplɔe vɛ na
Yesu; eye wotsɔ woƒe avɔwo ɖo
tedzivi la dzi, eye wokɔ Yesu ɖo
edzi. 36 Eye le eƒe yiyi me la
wotsɔ woƒe avɔwo keke ɖe mɔƒo
me. 37 Ke esi wògogo va ɖo afisi
woɖia Amito la ƒe abu lena la,
nusrɔ̃lawo ƒe ha blibo la katã ɖe
asi dzidzɔkpɔkpɔ kple mawukafu-
kafu me kple gbe sesẽ le ŋusẽ-
dɔwɔwɔ, siwo katã wokpɔ la ŋuti
38 gblɔ bena: Woayra fia, si gbɔ-
na le Afetɔ la ƒe ŋkɔa me; [k]ŋuti-
fafa le dziƒo, eye ŋutikɔkɔe le
dziƒo boo! 39 Eye farisitɔwo do-
metɔa ɖewo tso ameha la dome
gblɔ nɛ bena: Nufiala, gbe nya
na wò nusrɔ̃lawo. 40 Eye wòxɔ
edzi gblɔ na wo bena: Mele
egblɔm na mi bena: Ne amesia-
wo zi kpi la, kpewo ado ɣli.

Yesu fa avi ɖe Yerusalem ŋuti.

41 Eye esi wòte va, eye wòkpɔ
dua la, [l]efa avi ɖe eŋuti 42 gblɔ
bena: [a]Wò hã, ɖe nènya nusi na
ŋutifafa wò le wò ŋkeke sia me;
ke azɔ la eɣla ɖe wò ŋkuwo! 43
Elabena ŋkekewo ava dziwò, eye
wò ketɔwo aƒu kpo ɖe ŋuwò, eye
woaɖe to aƒo xlã wò, eye woa-
xaxa wò ɖe eme le goawo katã
dzi, 44 eye woaxlã wò kple viwò,
siwo le mewò la, ɖe anyi, eye
womele kpe gblẽ ge ɖe kpe dzi
le mewò o, le esi mèdze si wò
kpɔkpɔɖaɣi o la ta.[d]

Yesu dzra mawuƒe la me ɖo.

45 [e]Eye esi wòyi ɖe mawuƒe
la me la, ede asi amesiwo le nu
dzram kple amesiwo le nu ƒlem
la nyãnyã me do goe 46 gblɔ na
wo bena: [g]Woŋlɔ ɖi bena: „Eye
nye aƒe la lanye gbedoxɔ; [h]ke
miawo miewɔe adzodalawo ƒe do."
47 Eye wòle nu fiam le mawuƒe
la me gbesiagbe. Ke nunɔlagã-
wo kple agbalẽfialawo kple du-
megãwo di be, yewoawui; 48 eye
womekpɔ alesi woawɔ o; elabena
dukɔ la katã ku ɖe eŋu hele to
ɖomii.

Yudatɔwo ƒe amegãwo ƒe nyabiabia Yesu
eƒe ŋusẽɖo la ta.

20. [i]Eye le ŋkekeawo dometɔ
ɖeka dzi, esi wòle nu fiam,
eye wòle nyanyuie la gblɔm na
dukɔ la le mawuƒe me la, eva ve
me bena, nunɔlagãwo kple agba-
lẽfialawo kpakple amegãwo va tsi
tre, 2 eye wogblɔ nɛ bena: Gblɔe
na mi, ŋusẽ ka nètsɔ wɔ esiawoe?
Alo amekae tsɔ ŋusẽ sia na wò
mahã? 3 Eye wòɖo eŋu gblɔ na
wo bena: Nye hã mabia nya ɖe-
ka mi, ne miagblɔe nam; 4 Yo-
hanes ƒe mawutsidedetaname la,
dziƒo wòtso loo. alo amewo gbɔ
wòtso mahã? 5 Ke woawo la wo-
ke ɖi kple wo nɔewo gblɔ bena:
Ne miegblɔ bena: Dziƒo wòtso la,
agblɔ bena: Ekema nukaŋuti mie-
xɔ edzi se oa? 6 Ke ne miegblɔ
bena: Amewo gbɔ wòtso la, eke-
ma dukɔ la katã laƒu kpe mi; ela-
bena wokpɔ kakaɖedzi bena, Yo-
hanes enye nyagblɔɖila. 7 Eye
woɖo ŋu bena, yewomenya afisi
wòtso o. 8 Eye Yesu gblɔ na
wo bena: Ekema nye hã nyema-
gblɔ ŋusẽ, si metsɔ wɔ nusiawo
la, na mi o.

[a] Mo. V. 32, 29.
[b] 8, 18: Mat. 13, 12.
[d] 21, 6.
[e] kp. 45–48 kpɔ Mat. 21, 12–16; Mar. 11, 15–18; Yoh. 2, 13–16.
[f] kp. 29–38 kpɔ Mat. 21, 1–9; Mar. 11, 1–10; Yoh. 12, 12–16.
[g] Yes. 56, 7.
[h] Yer. 7, 11.
[i] kp. 1–8 kpɔ Mat. 21, 23–27; Mar. 11, 27–33.
[k] 2, 14.
[l] Fil. II. 8, 11: Yoh. 11, 35.

Yesu do lo le weingbledela vɔ̃dıawo ŋu.

9 [a]Eye wòde asi lo sia dodo me
na dukɔ la bena: Amea ɖe de
weingble, eye wòdee asi na agble-
ŋlɔlawo, eye wòyi nugbe etefe
didi. 10 Eye le ɣeyiɣi nyui la
dzi la [b]edɔ dɔla ɖo ɖe agblede-
lawo gbɔ, bena woatsɔ weingble
la ƒe kutsetsea ɖewo anɛ; ke
agbledelawo ƒoe, eye wodɔe ɖa
asi ƒuƒlu. 11 Eye wògadɔ dɔla
bubu ɖa; ke woƒo eya hã, eye esi
wodo ŋukpee la, wodɔe ɖa asi ƒu-
ƒlu. 12 Eye wògadɔ etɔ̃lia ɖa, ke
esi wode abi eya ŋu la, wokɔe
ƒu gbe. 13 Ke weingble la ƒe
aƒetɔ gblɔ bena: Nuka wɔ ge
mala? Madɔ vinye lɔlɔ̃tɔ ɖa; ɖe-
wohĩ woasi eya ŋku me ɖa. 14 Ke
esi agbledelawo kpɔe la, wode
adaŋu kple wo nɔewo gblɔ bena:
Esia nye domenyila la, mina mía-
wui, bena domenyinyi la nazu mía
tɔ. 15 Eye esi wokɔe ƒu gbe ɖe
weingble la xa la, wowui. Azɔ
nuka weingble la ƒe aƒetɔ awɔ
wo mahã? 16 Ava, eye wòatsrɔ̃
agbledela siawo, eye wòade agble
la asi na ame bubuwo. Ke esi
wose esia la, wogblɔ bena: Kpao,
meganɔ nenema o! 17 Eye wò-
kpɔ wo dũ gblɔ bena: [f]Nuka gɔ̃e
nye esia, si woŋlɔ ɖi bena: „Kpe,
si xɔtulawo gbe la, eya ke trɔ zu
dzogoekpe“ mahã? 18 Amesiame,
si adze kpe ma dzi la, aŋe gudu-
gudu; ke amesi dzi wòadze la,
atui memie. 19 Eye agbalẽfiala-
wo kple nunɔlagãwo di bena, ye-
woalée le gaƒoƒo ma me;[h] ke wo-
vɔ̃ dukɔ la, elabena wodze sii be-
na, edo lo sia ɖe yewo ŋu.

Nudzɔdzɔ na kaisaro.

20 [k]Eye wole eŋu dzɔm, eye
wodɔ adzamenɔla, siwo da alakpa
be, yewonye ame dzɔdzɔewo la
ɖa, bena woalée le nya me, ne
yewoadee asi na fia kple mɔ̃me-
fia ƒe ŋusẽ.[l] 21 Eye wobiae gblɔ
bena: Nufiala, míenyae bena, nè-
gblɔa nya, eye nèfia nu ɖe etefe,
eye mèkpɔa ame ŋku me o; ke
boŋ nèle Mawu ƒe mɔ la fiam le
nyatefe me. 22 Woɖe mɔ bena,
míadzɔ nu na kaisaro loo, alo wo-
meɖe mɔ oa? 23 Eye esi wòdze
si woƒe aɖaŋu vɔ̃a la, egblɔ na
wo bena: Nuka miele teyem kpɔ
mahã? 24 Mifia denario lam; ame-
ka ƒe tata kple ŋɔŋlɔe le edzi
mahã? Eye wogblɔ bena: Kaisaro
tɔe. 25 Eye wògblɔ na wo bena:
Eyaŋuti mitsɔ nusi nye kaisaro
tɔ la, na kaisaro, eye nusi nye
Mawu tɔ la, na Mawu! 26 Eye
womete ŋu lée le efe nya me le
dukɔ la ƒe ŋku me o, eye woƒe mo
wɔ yaa le efe ŋuɖoɖo la ŋuti, eye
wozi kpi.

Le ame kukuwo ƒe tsitretsitsi ŋuti.

27 [d]Tete zadukitɔwo dometɔa
ɖewo, siwo sẽa nu le tsitretsitsı
ŋuti bena, meli o la, va biae be-
na: 28 Nufiala, [e]Mose ŋlɔ ɖi na
mí bena: Ne amea ɖe nɔviŋutsu,
si srɔ̃ le esi la ku, eye megblẽ
viwo ɖi o la, nɔvia naɖe srɔ̃a, eye
wòado ƒome ɖi na nɔvia. 29 Azɔ
nɔviŋutsu adre li, eye esi gbãtɔ
ɖe srɔ̃ la, eku megblẽ viwo ɖi o;
30 eye evelia 31 kple etɔ̃lia hã
ɖee, eye nenema ke wo ame adre
la katã megblẽ viwo ɖi o, eye
woku. 32 Emegbe la nyɔnu la hã
ku. 33 Azɔ le tsitretsitsi la me
ɖee, wo dometɔ ka srɔ̃ nyɔnu la
azu mahã? Elabena wo ame adre
la katã ɖee kpɔ. 34 Eye Yesu gblɔ
na wo bena: Xexe sia me viwo
ɖea srɔ̃, eye wotsɔa wo nana, be
woaɖe; 35 ke amesiwo dze be,
woƒe asi nasu xexe keme kple
ame kukuwo ƒe tsitretsitsi dzi la,
womeɖea srɔ̃ o, eye womətsɔa wo
nana, be woaɖe hã o; 36 elabena
womagate ŋu aku o; elabena wo-
ɖi mawudɔlawo, eye wonye [g]Ma-
wu kple tsitretsitsi la ƒe viwo.
37 Ke bena ame kukuwo atsi tre
la,[i] Mose hã gblɔe fia le ŋuve la
gbɔ, esi wòyɔ Aƒetɔ la bena:
„Abraham ƒe Mawu kple Isak ƒe
Mawu kple Yakob ƒe Mawu.“ 38
Ke Mawu la, menye ame kukuwo
ƒe Mawu wònye o, ke boŋ ame
gbagbewo tɔe; elabena wo katã
wole agbe nɛ. 39 Eye agbalẽfia-
lawo dometɔa ɖewo xɔ edzi gblɔ
bena: Nufiala, ègblɔe nyuie. 40
Eye womegado dzi bia nyaa ɖe-
kee o.

Ameka vi Kristo nye?

41 [n]Eye wògblɔ na wo bena:
Aleke wɔ miegblɔ bena: Kristo
la nye Dawid vi mahã? 42 Ela-
bena Dawid ŋutɔ gblɔ le [o]Psalmo
ƒe agbalẽ me bena: Aƒetɔ la gblɔ
na nye Aƒetɔ bena: „Bɔbɔ nɔ nye

[a] kp. 9–19 kpɔ Mat. 21, 33-46; Mar. 12, 1–12.
[b] Kron. II. 36, 15, 16.
[d] kp. 27-40 kpɔ Mat. 22, 23-33. 46; Mar. 12, 18 v. 27. 34.
[e] Mo. V. 25, 5. 6.
[f] Ps. 118, 22.
[g] Yoh. I. 3, 1. 2.
[h] 19, 48.
[i] Mo. II. 3, 2. 6.
[k] kp. 20-26 kpɔ Mat. 22, 15-22; Mar. 12, 13-17.
[l] 11, 54.
[n] kp. 41-44 kpɔ Mat. 22, 41-46; Mar. 12, 35-37.
[o] Ps. 110, 1.

nuɖusi me, 43 vaseɖe esime matsɔ wò ketɔwo awɔ wò afɔɖodzinu.“ 44 Azɔ ne Dawid yɔnɛ be Afetɔ la, aleke wɔ wònye via mahã?

Yesu xlɔ̃ nu nusrɔ̃lawo le agbalẽfialawo ŋuti.

45 [a]Ke esi duko la katã le to ɖomii la, egblɔ na nusrɔ̃lawo bena: 46 Mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie le agbalẽfialawo ŋuti, amesiwo lɔ̃a tsatsa le awu ʋlayawo me kple gbedonamewo le ablɔwo me kple nɔƒe gbãtɔwo nɔnɔ le ƒuƒoƒewo kpakple kplɔ̃ta nɔnɔwo le nuɖuƒewo;[c] 47 amesiwo mia ahosiwo ƒe afewo, eye wodaa alakpa nɔa gbe didiwo dom ɖa; amesiawo laxɔ fɔbubu sesẽtɔ awu.

Ahosia ɖe ƒe lepta eve dzodzo.

21. [g]Eye wòfɔ kɔ te kpɔ kesinɔtɔ, siwo tsɔ woƒe nunanawo le dadam ɖe nudzɔɖaka la me. 2 Eye wòkpɔ ahosi dahea ɖe, si tsɔ lepta eve da ɖe eme le afima. 3 Eye wògblɔ bena: Mele egblɔm na mi nyateƒetɔe bena: Ahosi dahe sia tsɔ gede ɖe eme [l]wu wo katã; 4 elabena nenem me siawo katã ƒe nunana la nye woƒe nukpɔkpɔ vivivo la ƒe ɖe; ke eya la, tso eƒe ahedada la me wòtsɔ nusiwo katã le esi la, heda ɖe eme.

Yerusalem ƒe afedozuzu kple Kristo ƒe vava zi evelia.

5 [o]Eye esi amea ɖewo le nu ƒom le mawuxɔ la ŋuti, alesi woɖo atsyɔ̃ nɛ kple kpe nyuiwo kpakple nunana, siwo ŋuti wokɔ na Mawu la, egblɔ bena: 6 Nusiawo, siwo ke kpɔm miele la, ŋkekewo gbɔna, le esiwo me womele kpe gblẽ ge ɖe kpe dzi, si womatu asii afu anyi o.[p] 7 Eye wobiae gblɔ bena: Nufiala, ekema ɣekaɣi nusiawo lava, eye nuka anye dzesi na ɣeyiɣi, si dzi nusiawo lava me mahã?

8 Eye wògblɔ bena: Mikpɔ nyuie, bena woagaflu mi o! Elabena ame geɖewo lava le nye ŋkɔ la dzi agblɔ bena: Nyee nye esi, eye azãgbe la ɖo vɔ! Migadze wo yome o. 9 Ke ne miase aʋawo kple zitɔtɔwo la, migaɖi vo o; elabena ele be, nusiawo nava ve me gbã; gake nuwuwu la maɖo enumake o. 10 Tete wògblɔ na wo bena: Dukɔ latsi tre ɖe dukɔ ŋuti, eye fiaduƒe ɖe fiaduƒe ŋuti, 11 eye anyigbaʋuʋu gã kple dɔwuame kple dɔvɔ̃wo lava teƒeteƒewo, eye ŋɔdzidonuwo kple dzesi gãwo latso dziƒo. 12 Ke le nusiawo katã ŋgɔ la woaɖo woƒe asiwo mia dzi, eye woati mia yome, akplɔ mi ayi ɖe ƒuƒoƒewo kple gaxɔwo me, be woade mi asi na fiawo kple mɔ̃mefiawo le nye ŋkɔ la ŋuti.[b] 13 Esia ava mia dzi hena ɖaseɖiɖi. 14 Azɔ la miɖo le miaƒe dzi me be, miagasusu gbã alesi miaɖe mia ɖokui nu o;[d] 15 elabena nye la mana nu kple nunya mi, si ŋuti miaƒe ketɔwo katã mate ŋu atsi tre alo aƒo nu ɖo o.[f] 16 Gake dzilawo kple noviŋutsuwo kple ƒometɔwo kple xɔlɔ̃wo ade mi asi, eye woawu mia dometɔa ɖewo. 17 Eye amewo katã woalé fu mi le nye ŋkɔ la ŋuti.[h] 18 Eye miaƒe taɖa ɖeka mele tsɔtsrɔ̃ ge o.[i]

Miɖe miaƒe agbe le dzigbɔɖanyi me.

19 Le miaƒe dzigbɔɖanyi me la miaɖe miaƒe luʋɔwo.[k] 20 Ke ne miekpɔ aʋakɔwo ɖe to ɖe Yerusalem ŋu la, ekema midze sii bena, eƒe afedozuɣi ɖo vɔ. 21 Ekema amesiwo le Yudea la, nasi ayi towo dzi, eye amesiwo le etitina la, nadzo ayi, eye amesiwo le agbletawo la, nagayi ɖe eme o. 22 Elabena ŋkeke siawo nye [n]hlɔ̃biabiaŋkekewo, bena woawu nusiwo katã woŋlɔ ɖi la nu. 23 Ke baba na amesiwo fu le wo ƒo kple amesiwo le notsi nam le ŋkeke mawo me; elabena hiãkame gã lava anyigba la dzi kple dɔmedzoe na dukɔ sia. 24 Eye woadze yi nu, eye woaɖe wo aboyo ayi ɖe dukɔwo katã dome, eye trɔ̃subɔlawo latu afɔ Yerusalem dzi,[r] halase esime woawu trɔ̃subɔlawo ƒe ɣeyiɣi la nu. 25 Eye [s]dzesiwo laɖo ɖe ɣe kple ɣleti kple ɣletiviwo me, eye le anyigba dzi la vɔvɔ̃ laɖo dukɔwo, eye woawɔ dzodzodzoe le atsiaƒu ƒe gbeɖeɖe kple eƒe agbodzedze la ŋuti; 26 eye amewo ƒe gbɔgbɔ nu latsi le vɔvɔ̃ kple mɔkpɔkpɔ na nusiwo le anyigba blibo la katã dzi vam la ŋuti; elabena woaʋuʋu dziƒowo ƒe ŋusẽwo. 27 Eye ekema [t]woakpɔ Amegbetɔvi la wògbɔna le alilikpo me kple ŋusẽ kple ŋutikɔkɔe gede. 28 Ke ne nusiawo ɖe asi emevava me la, ekema miwu mo dzi, eye mikɔ

[a] kp. 45-47 kpɔ Mat. 23, 1. 5—7. 14; Mar. 12, 38 v. 40.
[b] 12, 11.
[d] Mat. 10, 19.
[c] 11, 43.
[f] Dɔ. 6, 10.
[g] kp. 1—4 kpɔ Mar. 12, 41-44.
[h] Mat. 10, 21. 22.
[i] 12, 7.
[k] Kron. II. 15, 7; Heb. 10, 36.
[l] Kor. II. 8, 12.
[n] Yer. 5, 29.
[o] kp. 5—24 kpɔ Mat. 24, 1—21; Mar. 13, 1—19.
[p] 19, 44.
[r] Ro. 11, 25; Nyaɖ. 11, 2.
[s] kp. 25-28 kpɔ Mat. 24, 29. 30; Mar. 13, 24-26.
[t] Dan. 7, 13.

miafe tawo de dzi, elabena miafe
dede la gogo.[a]
29 [b]Eye wòdo lo na wo gblɔ
bena: Mikpɔ gboti la kple atiwo
katã da; 30 ne woto aŋgbawo la,
miakpɔe adze sii le mia dokui si
bena, dzomeŋɔli le dodom. 31 Ne-
nema ke miawo hã, ne miekpɔ
nusiawo le eme vam la, midze sii
bena, mawufiadufe la gogo. 32
Vavã mele egblɔm na mi bena:
Dzidzime sia nu mele yiyi ge
akpɔ o, vasede esime woawu nu-
siawo katã nu. 33 Dzi kple anyi-
gba nu lava yi, ke nye nyawo nu
mele yiyi ge akpɔ o.[e]
34 Ke mikpɔ mia dokui dzi
nyuie, bena nutsududu kple aha-
mumu kple dzimaditsitsi de nu-
dudu ŋu nagate miafe dzi de to
o, eye ŋkeke ma nagalili mi abe
mɔ̃ ene o;[f] 35 elabena adze ame-
siwo katã nɔ anyigba blibo la fe
ŋku me la dzi.[g] 36 Eyaŋuti [h]minɔ
ŋudzɔ le ɣeawo katã yi me kple
gbedododa, bena miate ŋu asi le
nusiawo katã, siwo le eme va ge
la nu, eye be miatsi tre de Ame-
gbetɔvi la ŋku me.
37 Ke le ŋkeke me la efiaa nu
le mawufe la me, eye le zã me
la edoa go yina dadɔa to, si wo-
yɔna be Amito la dzi. 38 Eye dukɔ
la katã vaa egbɔ ŋdikanya le ma-
wufe la me, be yewoado toe.

Yuda fia Yesu yome mɔ.

22 [k]Eye abolo maɖãmaɖã fe
ŋkekenyuie, si woyɔna be
ŋutitoto la do. 2 Eye nunɔlagãwo
kple agbalẽfialawo di alesi woa-
wɔ awui, elabena wovɔ̃ dukɔ la.[n]
3 [o]Ke [p]Satana yi de Yuda, ame
wuieveawo dometɔ deka, si wo-
yɔna be Iskariot la me. 4 Eye
wòdzo heyi dafo nu kple nunɔla-
gãwo kple aɖafiawo, alesi wòawɔ
ade eyama asi na wo. 5 Eye dzi
dzɔ wo, eye wodo ŋugbe nɛ be,
yewoana gae. 6 Eye wòlɔ̃ edzi
na wo, eye wòle asinu nyuia de
dim be, yeadee asi na wo zima-
tɔmatɔe.

Ŋutitotolẽvi kple nuɖuɖu kɔkɔe la.

7 [s]Eye abolo maɖãmaɖã fe ŋke-
ke la do, esi dzi wòle be, woawu
ŋutitotolẽvi la le. 8 Eye wòdɔ
Petro kple Yohanes gblɔ bena:
Miheyi dadzra ŋutitotolẽvi la do

[a] Fil. 4, 4. 5.
[b] kp. 29–33 kpɔ Mat. 24, 32–35; Mar. 13, 28–31.
[d] 19, 32.
[e] 16, 17.
[f] Mar. 4, 19.
[g] Tes. 1. 5, 3.
[h] Mar. 13, 33.
[i] 13, 29.
[k] kp. 1. 2 kpɔ Mat. 26, 1–5; Mar. 14, 1. 2.
[l] Kor. I. 11, 23 v. 25.
[n] 20, 19.
[o] kp. 3–6 kpɔ Mat. 26, 14-16; Mar. 14, 10. 11.
[p] Yoh. 13, 2. 27.
[r] Yoh. 13, 21. 22.
[s] kp. 7–23 kpɔ Mat. 26, 17-29; Mar. 14, 12-25; Mo. II. 12, 18 v. 20.
[t] 9, 46.
[u] kp. 25. 26 kpɔ Mat. 20, 25-27; Mar. 10, 42-44.

na mi, be míadu. 9 Ke wogblɔ nɛ
bena: Afika dim nèle bena, mía-
dzra do mahã? 10 Eye wògblɔ
na wo bena: Kpɔ da, ne miede
dua me la, amea de, si tsɔ tsikplu
la, akpe mi; midze eyome yi afe,
si ke me wòyi do la me. 11 Eye
miagblɔ na afeatɔ bena: Nufiala
gblɔ na wò bena: Afika dzefe le,
afisi mía kple nye nusrɔ̃lawo mía-
du ŋutitotolẽvi la le mahã? 12 Eye
ame ma afia xɔ gãa de, si me
wodo nuwoe la mi le dzifo, mi-
dzrɛ do le afima. 13 Eye esi woyi
la, [d]wokpɔe, abe alesi wògblɔ na
wo la ene; eye wodzra ŋutitoto-
lẽvi la do.
14 Eye esi gafofo la de la, ebɔbɔ
nɔ anyi, eye apostoloawo kpe de
eŋuti. 15 Eye wògblɔ na wo bena:
Medi vevie ŋutɔ bena, madu ŋu-
titotolẽvi sia kpli mi, hafi ne ma-
kpe fu; 16 elabena mele egblɔm
na mi bena: Nyemegale deke du
ge akpɔ o, vasede esime woawu
enu le mawufiadufe la me.[i] 17 Eye
esi wòtsɔ kplu de asi la, eda akpe
de edzi hegblɔ bena: Mixɔ esia,
eye mimã me le mía nɔewo do-
me; 18 elabena mele egblɔm na
mi bena: Tso esia dzi la nyeme-
gale weintsetsea deke me tsi no
ge akpɔ o, vasede esime mawu-
fiadufe la ava. 19 Eye esi wòtsɔ
abolo de asi la, eda akpe de edzi,
eye wòŋe eme hetsɔe na wo gblɔ
bena: Esiae nye nye ŋutilã, si
wona le mia ta; miwɔ esia hena
ŋkudodo dzinye.[l] 20 Eye nenema
ke wòtsɔ kplu la le fiẽnududu la
megbe hegblɔ bena: Kplu sia enye
nubabla yeye le nye ʋu me, si
wokɔ de anyi le mia ta. 21 Ke
kpɔ da, yonyememɔfiala fe asi le
kplɔ̃a dzi kplim.[r] 22 Elabena ele
eme bena, Amegbetɔvi la le yi-
yim le dodo la nu; gake baba
na ame ma, si dzi woato adee asi!
23 Eye wode asi biabia me le wo
nɔewo dome bena, yewo dometɔ
ka gɔ̃e le nusia wɔ ge mahã?

Ameka fo ta le mawufiadufe la me?

24 Ke dzre hã do wo dome be-
na, yewo dometɔ kae nye gãtɔ
mahã?[t] 25 [u]Eye wògblɔ na wo
bena: Dukɔwo fe fiawo du afe-
tɔwo de wo dzi, eye amesiwó kpɔ
ŋusẽ de wo dzi la, woyɔ wo be-
na amenuvelawo. 26 Ke miawo

la miganɔ nenema o; hafi boŋ
amesi nye gãtɔ le mia dome la,
nazu abe suetɔ ene; eye amesi
nye amegã la, nazu abe subɔla
ene. 27 Elabena amekae nye gã
wu, amesi bɔbɔ nɔ kplɔ̃ ŋuti loo,
alo amesi le subɔsubɔm mahã?
Menye amesi bɔbɔ nɔ kplɔ̃ ŋuti
oa? Ke nye la mele mia titina
abe subɔla ene.[a] 28 Ke miawo la
miedo dzi nɔ anyi kplim le nye
tetekpɔwo me; 29 eye nye la mele
fiaḍuƒe ḍom ḍi na mi, abe alesi
Fofonye hã ḍoe ḍi nam ene, 30
bena miaḍu nu, eye miano nu le
nye kplɔ̃ ŋu le nye fiaḍuƒe la me,
eye miabɔbɔ nɔ fiazikpuiwo dzi,
be miadrɔ̃ ʋɔnu Israel-ƒome wuieveawo.[d]

Yesu gblɔ na Petro be, agbe nu le yegbɔ zi etɔ̃.

31 [e]Ke Afetɔ la gblɔ bena: Simon, Simon, kpɔ ḍa, Satana le
mia dim, bena yeagbɔ mi, abe
alesi wogbɔa lu ene;[f] 32 ke nye
la [g]meḍe kuku ḍe tawò, bena wò
xɔse nu nagatsi o; eye wò la,
[h]gbesigbe nètrɔ la, nado ŋusẽ nɔviwòwo! 33 Eye wògblɔ nɛ bena: Afetɔ, mesu te be, mia kpli
wò míayi gaxɔ me kple ku me.
34 Eye wògblɔ bena: Petro, mele
egblɔm na wò bena: Koklo mele
atɔ ku ge egbea, hafi nasẽ nu zi
etɔ̃ bena, yemenyam o.

Ðe nane hiã mi kpɔ mahã?

35 Eye wògblɔ na wo bena:
Esi medɔ mi, [i]gakotoku kple mɔzɔkotoku kple atokotawo manɔ
mia sii la, ḍe nane hiã mi mahã?
Eye wogblɔ bena: Naneke mehiã
mi o. 36 Egblɔ na wo bena: Ke
azɔ la, amesi gakotoku le esi la,
netsɔe, nenema ke mɔzɔkotoku
hã; eye amesi si mele o la, nedzra eƒe avɔ, eye wòaƒle yi. 37
Elabena mele egblɔm na mi bena: [l]Ele be, woawu nusia, si woŋlɔ ḍi la nu ḍe ŋunye bena: „Eye
wobui ḍe vodalawo dome;“ elabena nusi wogblɔ ḍi le ŋutinye
la, le enu wu ge. 38 Eye wogblɔ
bena: Afetɔ, kpɔ ḍa, yi evee nye
esi! Eye wògblɔ na wo bena:
Esɔ gbɔ.

[illegible]

39 [o]Eye abe alesi wònɔa wɔwɔm
ene la, edo go yi ḍe Amito la ŋu,
eye nusrɔ̃lawo hã kplɔe ḍo.[p] 40
Ke esi wòḍo teƒea la, egblɔ na
wo bena: Mido gbe ḍa bena, miagadze tetekpɔa me o. 41 Eye wòdzo le wo gbɔ anɔ abe kpeḍadadzeƒe ene, eye wòdze klo do gbe
ḍa gblɔ bena: 42 Fofo, ne èlɔ̃ la,
tsɔ kplu sia yi le gbɔnye; gake
menye nye lɔlɔ̃nu o, ke boŋ tɔwò woawɔ. 43 Ke mawudɔlaa ḍe
tso dziƒo ḍe eḍokui fiae hele ŋusẽ domii.[b] 44 Eye le eƒe ʋiʋli me
la edo gbe ḍa vevie gawu, eye
wòva ve me bena, eƒe fifia le abe
ʋukɔwo ene hele gegem ḍe anyigba toŋtoŋ. 45 Eye esi wòtsi tre
tso gbedodoḍa me la, eva nusrɔ̃lawo gbɔ, eye wòkpɔ wo le alɔ̃
ḍɔm le nuxaxa ta; 46 eye wògblɔ
na wo bena: Nukaŋuti miele alɔ̃
ḍɔm? Mitsi tre, ne miado gbe
ḍa, bena miagadze tetekpɔ me o!
47 Esi wògale nuƒoƒo dzi la, kpɔ
ḍa, amehaa ḍe kple ame wuieveawo dometɔ ḍeka, si woyɔna be
Yuda la, le ŋgɔ na wo; eye wòte
ḍe Yesu ŋu, be yeagbugbɔ nu
nɛ. 48 Ke Yesu gblɔ nɛ bena:
Yuda, nugbugbɔ nètsɔ le Amegbetɔvi la dem asi mahã? 49 Eye
esi amesiwo le eŋu la, kpɔ nusi
le dzɔdzɔ ge la, wogblɔ bena:
Afetɔ, ḍe miadza wo kple yi mahã? 50 Eye wo dometɔ ḍeka ḍa
yi nunɔlagã la ƒe dɔla, eye wòkpa eƒe nuḍusimeto. 51 Ke Yesu
xɔ dzi gblɔ bena: Mina mɔ wo,
be woayi dzi nenema. Eye wòḍe
asi eƒe to ŋu, eye wòḍa gbe eŋu.
52 Eye Yesu gblɔ na nunɔlagãwo kple mawuxɔdzikpɔlawo kpakple amegã, siwo va dze edzi la
bena: Mietso ḍe ŋunye kple yiwo kple kpowo, abe alesi wotsɔna ḍe adzodala ŋu ene. 53 Gbawotsyogbe menɔ mawuxɔ la me
kpli mi, [k]eye miedo miaƒe asiwo
ḍe gbɔnye kpɔ o; ke esia enye
miaƒe gaƒoƒo kple viviti ƒe ŋusẽ.

Petro gbe nu le Yesu gbɔ zi etɔ̃. Yesu le nunɔlagã ƒe me.

54 [n]Eye esi wolée la, wokplɔe
heyi ḍe nunɔlagã la ƒe me. Ke
Petro dze eyome ʋĩ gbɔna. 55
Eye esi wodo dzo ḍe mɔ̃ la titina, eye woƒo ƒu ḍe egbɔ la, Petro
bɔbɔ nɔ wo dome. 56 Eye esi
dɔlanyɔnua ḍe kpɔe le anyinɔƒe
ḍe dzo la gbɔ la, ekpɔe dũ gblɔ
bena: Amesia hã nɔ egbɔ kpɔ.
57 Ke egbe nu le egbɔ gblɔ be-

[a] Yoh. 13, 4-14.
[b] Fil. 1. 19, 5.
[d] Mat. 19, 28.
[e] kp. 31-34 kpɔ Mat. 26, 31-35; Mar. 14, 27-31; Yoh. 13, 36-38.
[f] Kor. II. 2, 11.
[g] Yoh. 17, 11. 15. 20.
[h] Ps. 51, 15.
[i] 9, 3.
[k] Yoh. 7, 30; 8, 20.
[l] Yes. 53, 12.
[n] kp. 54-62 kpɔ Mat. 26, 57-75; Mar. 14, 53-72; Yoh. 18, 12-18. 25—27.
[o] kp. 39-46 kpɔ Mat. 26, 36-46; Mar. 14, 26. 32 v. 42; Yoh. 18, 2—11.
[p] Yoh. 18, 1.

na: Nyɔnu, nyemenya eyama o.
58 Eye emegbe ʋee la ame bubu
kpɔe, eye wògblɔ bena: Wò hã
wo dometɔ ɖeka nènye. Ke Petro
gblɔ bena: Ame, menye nyee o.
59 Eye anɔ gafoƒo ɖeka megbe
la ame bubua ɖe va ɖo kpe edzi
gblɔ bena: Nyateƒee, amesia hã
nɔ egbɔ kpɔ; elabena Galileatɔ
hã wònye. 60 Ke Petro gblɔ be-
na: Ame, nyemenya nusi gblɔm
a 3, 1.
nèle o. Eye esi wògale nuƒoƒo
dzi la, kasia koklo ku atɔ. 61 Eye
Aƒetɔ la trɔ kpɔ Petro dũ. Eye
Petro ɖo ŋku Aƒetɔ la ƒe nya dzi,
alesi wògblɔ nɛ bena: Hafi koklo
b 9, 9.
naku atɔ egbe sia la, àgbe nu le
gbɔnye zi etɔ̃.[d] 62 Eye Petro do
d kp. 34.
go, eye wòfa avi vevie.
63 [e]Eye ŋutsu, siwo lé Yesu ɖe
e kp. 63-65 kpɔ Mat. 26, 67. 68; Mar. 14, 65.
asi la, woɖu fewu le eŋuti, eye
woƒoe. 64 Eye esi wotsyɔ nu mo
nɛ la, wobiae gblɔ bena: Amekae
nye amesi ƒo wò, gblɔe na mí!
65 Eye wogblɔ busunya bubu ƒo-
mevi geɖewo ɖe eŋu.
66 [f]Eye esi ŋu ke la, dumegãwo
f kp. 66-71 kpɔ Mat. 26, 59-66; Mar. 14, 55-64; Yoh. 18, 24.
kple nunɔlagãwo kpakple agbalẽ-
fialawo ɖi anyi, eye wokplɔe heyi
ɖe woƒe takpekpe la me gblɔ be-
na: Nenye wòe nye Kristo la,
gblɔe na mí. 67 Eye wògblɔ na
wo bena: Ne megblɔe na mi la,
miele exɔ ge ase o; 68 eye ne
mebia nyaa ɖe mi la, miele eŋu
ɖo ge nam o; eye miele asi hã
ɖe ge le ŋunye o. 69 Tso esia dzi
la Amegbetɔvi la anɔ anyi ɖe Ma-
wu ƒe ŋusẽ ƒe nuɖusi me. 70 Eye
wo katã gblɔ bena: Ekema Ma-
wuvi nènye mahã? Eye wògblɔ
na wo bena: Miawoe le egblɔm
bena: Nyee. 71 Tete woawo gblɔ
bena: Ɖaseɖiɖi ka gahiã mí? Ela-
bena mía ŋutɔwo míesee tso eya
ŋutɔ ƒe nu me.

Yesu kpe fu le Pilato kple Herodes gbɔ.

**23.** [g]Eye woƒe ha blibo la katã
g kp. 1—25 kpɔ Mat. 27, 2. 11 v. 31; Mar. 15, 1—20; Yoh. 18, 28—19, 16.
tsi tre, eye wokplɔe yi Pi-
lato gbɔ. 2 Tete woɖe asi enu-
tsotso me gblɔ bena: Míekpɔ ame-
sia wòle míaƒe dukɔ la ƒe tame
trɔm, eye wògbe na amewo bena,
[h]woagadzɔ nu na kaisaro o hele
h 20, 25.
gbɔgblɔm bena, ye ŋutɔe nye Kri-
sto, fia la. 3 Eye Pilato biae gblɔ
bena: Wòe nye Yudatɔwo ƒe fia
la mahã ? Eye wòɖo ŋu nɛ gblɔ
bena: Wòe le egblɔm. 4 Eye Pi-
lato gblɔ na nunɔlagãwo kple
amehawo bena: Nyemekpɔ vɔ̃a
ɖeke le amesia ŋu o. 5 Ke wo-
gatsi edzi gblɔ bena: Ede zi du-
kɔ la me hele nu fiam to Yudea
katã me, eye wòdze gɔme tso Ga-
lilea vaseɖe afisia. 6 Eye esi Pı-
lato se Galilea ŋkɔ la, ebia be,
Galileatɔ enye ame la mahã? 7
Eye esi wòdze sii bena, [a]Herodes
ƒe ŋusẽ te wòtso la, eɖoe ɖe He-
rodes gbɔ, amesi ŋutɔ hã le Ye-
rusalem le ŋkeke siawo me.
8 Eye esi Herodes kpɔ Yesu
la, ekpɔ dzidzɔ ŋutɔ;[b] elabena edi
xoxoxo be, yeakpɔe, le nusi wòse
le eŋu la ta, eye wòkpɔ mɔ be,
awɔ dzesia ɖe yeakpɔ. 9 Eye wò-
bia nya geɖewoe, ke eya la me-
ɖo ɖeke ŋu nɛ o. 10 Eye nunɔ-
lagãwo kple agbalẽfialawo le tsi-
tre hele enu tsom vevie. 11 Ke
Herodes kple eƒe asrafowo do
vloe, eye woɖu fewu le eŋu, eye
esi wodo aklalabiɖibiɖiwu nɛ la,
egbugbɔe ɖo ɖe Pilato gbɔ. 12
Eye Herodes kple Pilato wozu
xɔlɔ̃wo le ŋkeke ma ke dzi; ela-
bena tsã la adikã nɔ wo dome.
13 Eye esi Pilato yɔ nunɔlagã-
wo kple amegãwo kpakple dukɔ
la ƒo ƒu la, 14 egblɔ na wo bena:
Miekplɔ amesia va gbɔnye abe
amesi le dukɔ la ƒe tame trɔm
ene; eye kpɔ ɖa, esi medrɔ̃ ʋɔ-
nui le miaƒe ŋku me la, nyeme-
kpɔ vɔ̃a ɖeke le amesia ŋu, si
ŋuti miele enu tsom ɖo o; 15 ne-
nema kee nye Herodes hã; ela-
bena egbugbɔe ɖo ɖe mí; eye
kpɔ ɖa, mewɔ naneke, si dze ku
o. 16 Eyaŋuti maƒoe, eye maɖe
asi le eŋu. 17 Ke ele nɛ be, wòa-
ɖe asi le gatɔ ɖeka ŋu na wo le
ŋkekenyuie la dzi. 18 Ke wo katã
do ɣli hoo gblɔ bena: Ɖe esia ɖa,
eye naɖe asi le Baraba ŋuti na
mí, 19 amesi wolé de gaxɔ me le
zitɔtɔ le dua me kple hlɔ̃dodo ta.
20 Tete Pilato gaƒo nu na wo hele
didim bena, yeaɖe asi le Yesu ŋu.
21 Ke woawo la wodo ɣli gblɔ
bena: Klãe ɖe ati ŋuti, klãe ɖe
ati ŋuti! 22 Eye wògblɔ na wo
zi etɔ̃lia ke bena: Nuvɔ̃ ka gɔ̃
amesia wɔ mahã? Nyemekpɔ na-
neke le eŋu, si dze ku o; azɔ ma-
ƒoe, eye maɖe asi le eŋu! 23 Ke

woawo la wotee ḍe eŋu hele ebiam
kple gbe sesĩe bena, ḍeko woa-
klãe ḍe ati ŋuti. Eye woƒe gbe-
wo wu etɔ. 24 Tete Pilato tso
afia bena, woawɔ woƒe biabia dzi
na wo. 25 Nenem eye wòḍe asi
le amesı wolė de gaxɔ me le zi-
tɔtɔ kple hlɔ̃dodo ta la ŋu na wo,
amesi wobia; ke Yesu la, edee
asi na woƒe lɔlɔ̃nu.

Golgata.

26 Eye esi wokplɔe yina la, wolé
Simon, Kirenetɔa ḍe, si tso agbleta
gbɔna, eye wotsɔ atitsoga la ḍo
edzi, bena wòatsɔe adze Yesu
yome.[b] 27 Eye ameha gãa ḍe kple
nyɔnu, siwo le konyi kple avi fam
nɛ la, kplɔe ḍo. 28 Ke Yesu trɔ
ḍe wo ŋu gblɔ bena: Yerusalem
vinyɔnuviwo, migafa avi nam o;
ke boŋ miafa avi na mia ŋutɔwo
mia ḍokui kple mia viwo. 29 Ela-
bena kpɔ ḍa, ŋkekewo gbɔna, le
esiwo me woagblɔ bena: Woayra
konɔwo kple dɔ, siwo medzi vi
o, kple no, siwo mena notsi kpɔ
o la.[f] 30 Ekema woade asi gbɔ-
gblɔ me na towo bena: Midze
mía dzi! eye na togbewo bena:
Mitsyɔ mía dzi![g] 31 Elabena ne
wole nusiawo wɔm ḍe ati mumu
ŋuti la, ekema nuka wɔ ge woala
de ƒuƒua ŋuti mahã?[h] 32 Eye wo-
kplɔ vɔ̃wɔla bubu eve hã, be woa-
wu akpe ḍe eŋu.

33 [i]Eye esi wova teƒe, si wo-
yɔna be ametakoliƒe la, woklãe
ḍe ati ŋuti le afima kple vɔ̃wɔlawo,
ḍeka le nuḍusi me, eye ḍeka le
mia me. 34 Eye Yesu gblɔ be-
na: [n]Fofo, tsɔe ke wo, elabena
womenya nusi wɔm wole o. [o]Eye
esi womã eƒe awuwo me la, wo-
dzidze nu ḍe wo dzi. 35 Eye
ameha la le tsi tre le nu kpɔm
ḍa. Eye dumegãwo hã ḍo hehe
ḍe eta gblɔ bena: Eḍe ame bubu-
wo, neḍe ye ŋutɔ ḍokui hã, ne
esia nye Kristo, Mawu ƒe ame
tiatia la. 36 Eye asrafo, siwo va
egbɔ, be woatsɔ aha tsitsi nɛ la,
hã ḍu fewu le eŋuti 37 gblɔ be-
na: Nenye wòe nye Yudatɔwo ƒe
fia la, ekema ḍe wò ŋutɔ ḍokui-
wò. 38 Eye nuŋɔŋlɔ hã le eƒe
tagbɔ, esi woŋlɔ de Helatɔwo, Ro-
matɔwo kple Hebritɔwo ƒe gbe
me bena: Esia nye Yudatɔwo ƒe
fia la! 39 Eye vɔ̃wɔla, siwo wohe

[a] Mat. 16, 28.
[b] Mat. 27, 32; Mar. 15, 21.
[d] Mo. II. 36, 35.
[e] Ps. 31, 6; Do. 7, 58.
[f] 21, 23.
[g] Hos. 10, 8; Nyad. 6, 16; 9, 6.
[h] Pet. I. 4, 17.
[i] kp. 33-49 kpɔ Mat. 27, 33-56; Mar. 15, 22-41; Yoh. 19, 17-30.
[k] 8, 2.
[l] kp. 50-56 kpɔ Mat. 27, 57-61; Mar. 15, 42-47; Yoh. 19, 38-42.
[n] Mat. 5, 44; Yes. 53, 12.
[o] Ps. 22, 19.
[p] 2, 25. 38.
kp. 49.

ḍe ati ŋuti la, dometɔ ḍeka hã
gblɔ busunya ḍe eŋu bena: Ðe
menye wòe nye Kristo la oa, ḍe
wò ŋutɔ ḍokuiwò kple miawo hã.
40 Tete ekeme xɔ edzi hewo ḍe
eta gblɔ bena: Alo wò hã, esi
nèle fɔbubu ma ke me la, ḍe mè-
vɔ̃ Mawu oa? 41 Ke miawo la
edze mí; elabena nusi dze míaƒe
nuwɔwɔwo la, eya kpɔm míele;
ke amesia la mewɔ nu tovoa ḍeke
kpɔ o. 42 Eye wògblɔ bena: Yesu,
ḍo ŋku dzinye, [a]ne èva ḍo wò
fiaḍuƒe la me. 43 Eye wògblɔ nɛ
bena: Vavã mele egblɔm na wò
bena: Egbea ke nanɔ Paradiso la
me kplim.

44 Eye anɔ gaƒoƒo adelia me
la zãdokeli do ḍe anyigba blibo
la katã dzi vaseḍe gaƒoƒo asie-
kelia dzi, 45 eye ɣe la do viviti,
[d]eye mawuxɔmetsovɔ la dze ḍe
eve kpla. 46 Eye esi Yesu do
ɣli kple gbe sesĩe la, egblɔ be-
na: [e]Fofo, asiwò me metsɔ nye
gbɔgbɔ la de; ke esi wògblɔ esia
la, etsɔ gbɔgbɔ la na. 47 Eye
esi asrafowo dzikpɔla kpɔ nusi-
wo va dzɔ la, ekafu Mawu gblɔ
bena: Vavã amesia nye ame dzɔ-
dzɔe. 48 Eye ameha, siwo katã
va ƒo ƒu ḍe nukpɔkpɔ sia ŋu la,
esi wokpɔ nusiwo va dzɔ la, wo-
gbugbɔ hele woƒe akɔtawo ƒom.
49 Eye eƒe ame nyanyɛwo katã
kple [k]nyɔnu, siwo dze eyome tso
Galilea la, le tsitre le adzɔge ke
hele nusiawo kpɔm ḍa.

Yesu ḍiḍi.

50 [l]Eye kpɔ ḍa, ŋutsua ḍe, si
ŋkɔ enye Yosef, amesi nye adaŋ-
ŋudela kple ame nyui kple ame
dzɔdzɔe, 51 (amesia melɔ̃ woƒe
adaŋudede kple woƒe nuwɔwɔ
dzi o,) etso Arimatia, si nye Yuda-
tɔwo ƒe dua ḍe la, [p]eye wòle ma-
wufiaḍuƒe la lalam; 52 amesia yi
Pilato gbɔ ḍabia Yesu ƒe kukua.
53 Eye wòḍee ḍe anyi, eye wò-
xatsa aklala ḍe eŋu, eye wòtsɔe
mlɔ yɔdo, si woḍe ḍe kpe gba-
dza me la me, esi me amea ḍeke
memlɔ kpɔ o. 54 Eye wònye dza-
dzraḍoŋkeke, eye Sabat tu aƒe.

55 Eye nyɔnu, siwo dze eyome
tso Galilea va la, kpɔ yɔdo la ḍa,
kple alesi wotsɔ eƒe kuku la mlɔ
anyii.[r] 56 Eye wogbugbɔ yi ḍa-
dzra atike ʋeʋĕe kple ami ḍo.

Ke wodzudzɔ le Sabat dzi [a]le se
la nu.

### Yesu ƒe tsitretsitsi.

**24.** [b]Eye le kwasiɖa ƒe ŋkeke
gbãtɔ ƒe ŋdikanya la wova
yɔdo la gbɔ, eye wotsɔ atike ʋe-
ʋẽe, si wodzra ɖo la, ɖe asi, eye
amea ɖewo hã kpe ɖe wo ŋu he-
va. 2 Ke wokpɔ be, womli kpe
la ɖa le yɔdo la nu. 3 Eye esi
woyi ɖe eme la, womekpɔ Aƒetɔ
Yesu ƒe kuku la o. 4 Eye wòva
ve me, esi wotsi dzodzodzoe le
esia ŋuti la, kpɔ ɖa, ŋutsu eve
le tsitre ɖe wo gbɔ le awu ʋlaya
dadzowo me; 5 ke esi wovɔ̃, eye
wode mo to la, wogblɔ na wo
bena: Nukaŋuti miele ame gba-
gbe dim le ame kukuwo dome
mahã? 6 Mele afisia o, ke boŋ
etsi tre; miɖo ŋku edzi, alesi wò-
gblɔ na mi, esime wògale Gali-
lea la bena: 7 Ele be, woade
Amegbetɔvi la asi na nuvɔ̃wɔla-
wo, eye woaklãe ɖe ati ŋuti, eye
ŋkeke etɔ̃agbe la wòatsi tre![g]
8 Eye woɖo ŋku eƒe nyawo dzi,
9 eye esi wogbugbɔ tso yɔdo la
gbɔ la, woka nusiawo katã ta
na ame wuiɖekɛawo kple ame
mamleawo katã. 10 Ke amesi-
wo gblɔ nusiawo na apostoloa-
wo la, [i]woawoe nye Maria, Mag-
dalatɔ, kple Yohana kple Maria,
Yakobo dada, kple nyɔnu mamle,
siwo kpe ɖe wo ŋuti. 11 Eye nya
siawo dze le woƒe ŋku me abe
bometsinya ene, eye womexɔ wo
dzi se o. 12 Ke Petro tsi tre,
eye wòƒu du yi yɔdo la gbɔ, eye
esi wòdo kɔ ɖe eme la, ekpɔ
aklala ɖeɖeko, eye wòdzo yi aƒe,
eye eƒe mo wɔ yaa le nusi va
dzɔ la ŋuti.

### Yesu ɖe eɖokui fia le Emaus-mɔ dzi.

13 [l]Eye kpɔ ɖa, le ŋkeke ma
dzi la wo dome ame eve yina ɖe
kɔƒea ɖe, si ŋkɔ nye Emaus la
me, eya kple Yerusalem dome
anɔ stadio blaade. 14 Eye wole
dze ɖom kple wo nɔewo le nu-
siawo katã, siwo va dzɔ la ŋuti.
15 Eye [n]wòva ve me bena, esi
wole dze ɖom, eye wole wo nɔe-
wo biam la, Yesu ŋutɔ va tu wo
hele azɔli zɔm kpli wo. 16 Gake
woƒe ŋkuwo dzi tsyɔ, bena wo-
medze sii o. 17 Eye wògblɔ na
wo bena: Nya ka ƒomeviwo nye
esi ŋuti miele dze ɖom le le mia
nɔewo dome le miaƒe azɔlizɔzɔ
me, eye miele nublanuinu wɔm
ale? 18 Eye wo dometɔ ɖeka,
si ŋkɔ nye Kleopa la, ɖo ŋu gblɔ
nɛ bena: Alo wò ɖeka koe dze
Yerusalem, eye mènya nusiwo va
dzɔ le eme le ŋkeke siawo me o
mahã? 19 Egblɔ na wo bena:
Kawoe? Eye woɖo ŋu nɛ bena:
Yesu, Nazaretetɔ la, ŋutinyae,
amesi nye [d]nyagblɔɖila ŋusẽtɔ le
nuwɔwɔ kple nyagbɔgblɔ me le
Mawu kple dukɔ la ƒe ŋku me;
20 alesi miaƒe nunɔlagãwo kple
dumegãwo dee asi, be woatso ku-
fia nɛ, eye woaklãe ɖe ati ŋuti.
21 Ke míawo la miekpɔ mɔ bena,
eyae nye [e]amesi le Israel ɖe ge.
Kpe ɖe esiawo katã ŋuti la egbee
nye ŋkeke etɔ̃lia, tso esime nu-
siawo va ve me. 22 Gawu la mía
dome nyɔnua ɖewo hã, siwo de
yɔdo la gbɔ ŋdikanya la, ɖo voɖi
na mi;[f] 23 eye esi womekpɔ eƒe
kukua o la, wova gblɔ bena,
yewokpɔ mawudɔlawo, amesiwo
gblɔ bena: Ele agbe! 24 Eye mía
dometɔa ɖewo yi yɔdo la gbɔ, eye
wokpɔe, abe alesi nyɔnuawo gblɔ
ene; ke eya ŋutɔ la womekpɔe
o.[h] 25 Eye wògblɔ na wo bena:
O, ame masenugɔmewo kple ame-
siwo ƒe dzi le blewu be, woaxɔ
nusiwo katã nyagblɔɖilawo gblɔ
ɖi la, dzi ase. 26 Alo mele na
Kristo be, wòakpe nusiawo ƒe fu,
eye wòayi ɖe eƒe ŋutikɔkɔe la me
o mahã? 27 Eye esi wòdze egɔ-
me tso Mose kple nyagblɔɖilawo
katã dzi la, eɖe nusiwo le ŋɔŋlɔa-
wo katã me le eŋuti la, ƒe gɔme
fia wo.[k] 28 Eye esi wogogo kɔƒe,
si me yim wole la, ewɔ abe ɖe
wòle eme tsom ene. 29 Eye wozi
edzi gblɔ bena: Nɔ anyi kpli mí.
elabena zã le dodom, eye ŋkeke
la yi vɔ. Eye wòyi ɖe eme, be
yeanɔ anyi kpli wo. 30 Eye wò-
va ve me bena, esi eya kple wo
le nuɖuƒe la, etsɔ abolo la, eye
esi wòyra ɖe edzi, eye wòŋe eme
la, etsɔe na wo.[o] 31 Tete woƒe
ŋkuwo ʋu, eye wodze sii, eye
wòbu vĩ le wo gbɔ. 32 Eye wo-
gblɔ na wo nɔewo bena: Alo
míaƒe dzi melé dzo le mia me,
esi wòle nu ƒom na mi le mɔa

[a] Mo. II. 20, 10.
[b] kp. 1–12 kpɔ Mat. 28, 1–8; Mar. 16, 1–8; Yoh. 20, 1–13.
[d] Mat. 21, 11.
[e] Dɔ. 1, 6.
[f] kp. 1–11.
[g] Mat. 17, 22. 23.
[h] kp. 12; Yoh. 20, 3–10.
[i] 8, 2. 3.
[k] Mo. V. 18, 15; Ps. 22; Yes. 53.
[l] kp. 13–35 kpɔ Mar. 16, 12. 13.
[n] Mat. 18, 20.
[o] 22, 19.

dzi, eye wòle ŋɔŋlɔawo me ɖem
na mí la o mahã? 33 Eye wotsi
tre le gafofo ma ke dzi, eye wo-
gbugbɔ yi Yerusalem, eye wokpɔ
ame wuiɖekɛawo kple amesiwo
kpe ɖe wo ŋuti la, fo fu ɖi, 34
eye wogblɔ bena: Afetɔ la tsi
tre vavã, eye wòɖe eɖokui fia
Simon.[d] 35 Eye woawo la woxlẽ
nusiwo va dzɔ le mɔa dzi kple
alesi wodze sii le aboloŋeŋe la
me la, fia wo.

##### Yesu ɖe eɖokui fia apostoloawo.

36 [e]Ke esi wole nu fom le nu-
siawo ŋuti la, eya ŋutɔ tsi tre ɖe
wo titina, eye wògblɔ na wo be-
na: Ŋutifafa nanɔ anyi kpli mi!
37 Eye woɖi vo, eye wovɔ̃ ŋutɔ,
eye wosusu bena, yewokpɔ [f]gbɔ-
gbɔa ɖe. 38 Eye wògblɔ na wo
bena: Nuka wɔ mieʋuʋu, eye nu-
kaŋuti ɖikeke ɖo miafe dzi me
mahã? 39 Mikpɔ nye asiwo kple
nye afɔwo ɖa bena, nye ŋutɔe
nye esi; mifo asi ŋunye, eye mia-
kpɔe; elabena lã kple fu meli na
gbɔgbɔ, abe alesi miekpɔ le ŋu-
nye la ene o. 40 Eye esi wògblɔ
esia la, etsɔ efe asiwo kple efe
afɔwo hefia wo. 41 Ke esi wo-
mexɔe se o le dzi, si dzɔ wo
kple nuku, si wòwɔ na wo ŋuti
la, egblɔ na wo bena: Nuɖuɖua
ɖe le mia si le afisia mahã? 42
Eye wotsɔ [i]kalãmi kakɛa ɖe nɛ.

[a] 9, 22; 18, 31-33.
[b] kp. 27.
[d] Kor. I. 15, 4. 5.
[e] kp. 36-49 kpɔ Mar. 16, 14-18; Yoh. 20, 19-23; Kor. I. 15, 5.
[f] Mat. 14, 26.
[g] Yoh. 15, 26; 16. 7; Dɔ. 1, 4.
[h] kp. 50-53 kpɔ Mar. 16, 19; Dɔ. 1, 4–14.
[i] Yoh. 21, 10.

43 Eye wòtsɔe hedu le wofe
ŋku me.
44 Eye wògblɔ na wo bena:
[a]Esiawo nye nye nya, siwo me-
gblɔ na mi, esi megali kpli mi
la bena: Ele be, woawu nusiwo
katã woŋlɔ [b]ɖe Mose fe se la
kple nyagblɔɖilawo kpakple Psal-
mowo me le ŋutinye la nu. 45
Tete wòʋu wofe tame, bena woa-
se ŋɔŋlɔawo gɔme; 46 eye wò-
gblɔ na wo bena: Nenema woŋlɔ
ɖi bena: Kristo lakpe fu, eye
wòatsi tre tso ame kukuwo dome
le ŋkeke etɔ̃agbe; 47 eye bena,
woaɖe gbe fã dzimetɔtrɔ hena
nuvɔ̃wo fe keke le efe ŋkɔa dzi
na dukɔwo katã la, adze gɔme
atso Yerusalem. 48 Miawoe nye
nusiawo fe ɖaseɖilawo. 49 Eye
[g]nye la maɖo Fofonye fe ŋugbe-
dodo la ɖe mia dzi; ke miawo la
minɔ Yerusalem-du la me, vase-
ɖe esime woatsɔ ŋusẽ atso dzifo
aɖo na mi.

##### Yesu fe dzifoyiyi.

50 [h]Eye wòkplɔ wo do go va-
seɖe Betania, eye wòkɔ efe asi-
wo dzi heyra wo. 51 Eye wòva
ve me, esime wòle wo yram la,
wotee ɖa le wo gbɔ, eye wokɔe
yi dzifo. 52 Eye esi wodze klo
ɖe ta agu nɛ la, wogbugbɔ yi
Yerusalem kple dzidzɔ gã; 53 eye
wonɔa mawuxɔ la me ɖaa henɔa
Mawu kafum.

# NYANYUIE LA,
# ABE ALESI YOHANES ŊLƆE ENE.

##### Nya mavɔ la trɔ zu ŋutilã.

1 Le gɔmedzedzea me Nya la li,
eye Nya la li kple Mawu, eye
Nya lae nye Mawu.[k] 2 Eya kple
Mawue li le gɔmedzedzea me.[n]
3 Wowɔ nuwo katã to eyama dzi,
eye eya manɔme la womewɔa
naneke, si wowɔna o.[o] 4 Eya me
agbe le, eye agbe la nye amewo
fe kekeli la.[r] 5 Eye kekeli la
klẽna le viviti me, eye viviti la
mexɔe o.[s] 6 Amea ɖe va dzɔ, si
Mawu dɔ, eŋkɔe nye Yohanes.[u]
7 Amesia va le ɖaseɖiɖi ta, be-
na wòaɖi ɖase le kekeli la ŋuti,

[k] Yoh. I. 1, 1. 2; ta 17, 5; Nyad. 14, 13.
[l] kp. 20.
[n] Lod. 8, 22.
[o] Kol. 1, 16. 17; Heb. 1, 2.
[p] kp. 3–5,
[r] 5, 26.
[s] 3, 19.
[t] Gal. 3, 26.
[u] Lu. 1, 13–17. 57-60; Mat. 3, 1.

bena amewo katã naxɔ ase to
eyama dzi. 8 Menye eyae nye
kekeli la o, ke boŋ bena wòaɖi
ɖase le kekeli la ŋuti.[l] 9 Kekeli
vavã, si klẽna ɖe amesiame me
la, li gbɔna ɖe xexea me. 10 Ele
xexea me, eye wowɔ xexeame to
eyama dzi, eye xexeame medze
sii o.[p] 11 Eva ye ŋutɔ tɔwo gbɔ,
eye ye ŋutɔ tɔwo mexɔe o. 12
Ke ame geɖe alesinu xɔe la, ena
ŋusẽ wo, be [t]woazu mawuviwo,
amesiwo xɔa efe ŋkɔ dzi sena;
13 amesiwo womedzi tso ʋu alo
tso ŋutilã fe lɔlɔ̃nu alo tso ŋutsu

fe lolɔ̃nu me o; ke [a]ɔoŋ Mawu
me wodzi wo tso. 14 Eye Nya
la trɔ zu ŋutilã, eye wònɔ anyi
le mia dome, eye miekpɔ efe ŋu-
tikɔkɔe abe Tenuvi, si wodzi tso
Fofoa gbɔ la, fe ŋutikɔkɔe ene,
eye amenuveve kple nyatefe yɔe
fũ.[c] 15 Yohanes ɖi ɖase le eŋuti,
eye wòdo ɣli gblɔ bena: Esia nye
amesi ŋuti megblɔ le bena: Amesi
le megbenye gbɔna la, tre vava
nam; elabena eli, hafi meli.[g] 16
Elabena tso efe [h]agbɔsɔsɔ me la
míkatã miexɔ amenuveve ɖe ame-
nuveve dzi. 17 Elabena wona se
la to Mose dzi; amenuveve kple
nyatefe va to Yesu Kristo dzi.[k]
18 [l]Amea ɖeke mekpɔ Mawu ɣea-
ɖekeɣi kpɔ o; [n]Tenuvi, si le Fo-
foa kɔme la, eya gblɔe fia mi.

Yohanes ɖi ɖase le Yesu ŋu le nunɔlagãwo kple Lewitɔwo ŋku me.

19 Eye esia nye Yohanes fe
ɖaseɖiɖi, esi Yudatɔwo dɔ nunɔ-
lawo kple Lewitɔwo ɖa tso Yeru-
salem, bena woabiae bena: Ame-
ka nènyea?[o] 20 Eye wòɒu me,
eye mesẽ nu o, eye wòɒu me
bena: Menye nyee nye Kristo la
o. 21 Eye wobiae bena: Ekema
amekae? [p]Eliya nènyea? Egblɔ
bena: Menye nyee o. Nyagblɔ-
ɖila la nènyea? Eye wòɖo ŋu
bena: O. 22 Eye wogblɔ nɛ be-
na: Ameka gɔ̃ nènye? Bena mía-
na ŋuɖoɖo amesiwo dɔ mi ɖa.
Nuka gblɔm nèle le ɖokuiwò ŋu?
23 Egblɔ bena: [r]Amesi le ɣli dom
le gbeadzi la fe gbe menye:
„Midzra Afetɔ fe mɔ la ɖo,“ abe
alesi nyagblɔɖila Yesaya gblɔ
ene. 24 Eye ame dɔɖɔwo tso fa-
risitɔwo gbɔ. 25 Eye wobiae
gblɔ nɛ bena: Nukaŋuti nèle ma-
wutsi dem ta na amewo, esi me-
nye Kristo alo Eliya alo nyagblɔ-
ɖila nènye o mahã? 26 Yohanes
ɖo ŋu gblɔ na wo bena: Nye la
mele mawutsi dem ta na amewo
kple tsi; amesi mienya o la, le
tsitre le mia titina,[t] 27 [u]amesi le
megbenye gbɔna, amesi fe ato-
kotawo nu ka medzem be, matu
o. 28 Nusiawo va ve me le Beta-
nia le Yordan godo, afisi Yohanes
le mawutsi dem ta na amewo le.

Yohanes fe ɖase evelia ɖiɖi le Yesu ŋu.

29 Esi ŋu ke la, ekpɔ Yesu
gbɔna ɖe egbɔ, eye wògblɔ bena:
Kpɔ ɖa, Mawu fe alẽvi, si le xe-
xeame fe nuvɔ̃ la tsɔm yina la,
enye si![b] 30 Nenem me sia enye
amesi ŋuti megblɔ le be: Ŋutsua
ɖe le megbenye gbɔna, si tre va-
va nam; elabena eli, hafi meli.[d]
31 Eye nyemenyae o; ke boŋ be-
na woaɖee ɖe go afia Israel, le
esia ta meva le mawutsi dem ta
na amewo ɖe tsi me. 32 Eye Yo-
hanes ɖi ɖase gblɔ bena: [f]Mekpɔ
Gbɔgbɔ la le ɖiɖim tso dzifo abe
akpakpa ene, eye wònɔ edzi. 33
Eye nyemenyae o; ke [i]amesi dɔm
be, made mawutsi ta na amewo
kple tsi la, eya ke gblɔ nam be-
na: Amesi ke dzi nakpɔ Gbɔgbɔ
la le ɖiɖim ɖo, eye wònɔ edzi la,
eyae nye amesi le mawutsi dem
ta na amewo kple Gbɔgbɔ kɔkɔe
la. 34 Eye nye la mekpɔe, eye
meɖi ɖase bena, amesia enye Ma-
wuvi la.

Yesu fe nusrɔ̃la gbãtɔwo.

35 Esi ŋu gake la, Yohanes ga-
tsi tre kple efe nusrɔ̃lawo dome
ame eve; 36 eye esi wòkpɔ Yesu,
si le tsa ɖim, dzi dũ la, egblɔ
bena: Kpɔ ɖa, Mawu fe alẽvie
nye ekem. 37 Eye nusrɔ̃la evea-
wo se efe nufofo, eye wodze Ye-
su yome. 38 Eye Yesu trɔ, eye
esi wòkpɔ wo le eyome dzem la,
egblɔ na wo bena: Nuka dim
miele? Eye wogblɔ nɛ bena:
Rabi (si gɔmee nye nufiala), afika
nènɔna? 39 Egblɔ na wo bena:
Miva kpɔe. Eye wova, eye wo-
kpɔ afisi wònɔna; eye wonɔ anyi
kplii le ŋkeke ma dzi, anɔ ga-
fofo ewolia dzi. 40 Eye ame
eveawo dometɔ ɖeka, si se Yo-
hanes fe nufofo, eye wòdze Yesu
yome la, enye Andrea, Simon Pe-
tro nɔvi. 41 Eya kpɔ ye ŋutɔ
nɔvia Simon gbã, eye wògblɔ nɛ
bena: Míekpɔ Mesia la,[s] (si gɔme
enye Kristo). 42 Ekplɔe va Yesu
gbɔ. Eye esi Yesu kpɔe dũ la,
egblɔ nɛ bena: Wòe nye Simon,
Yona vi la, [v]woayɔ wò be Kefas,
(si gɔme enye kpe gbadza).
43 Esi ŋu gake la, ele ɖiɖim
be, yeayi ɖe Galilea, eye wòkpɔ
Filipo; eye Yesu gblɔ nɛ bena:
Dze yonyeme. 44 Ke Filipo tso
Betsaida, Andrea kple Petro fe
du. 45 Filipo kpɔ Natanael, eye
wògblɔ nɛ bena: Míekpɔ Yesu.

[a] 3, 5. 6.
[b] kp. 36; Yes. 53, 7.
[d] kp. 15, 27.
[e] Yes. 7, 14; Pet. II. 1, 16. 17; Yes. 60, 1.
[f] Mat. 3, 16; Mar. 1, 10; Lu. 3, 22.
[g] kp. 27. 30.
[h] 3, 34; Kol. 1, 19.
[i] Lu. 3, 2.
[k] Ro. 10, 4.
[l] 6, 46; Yoh. I. 4, 12.
[n] Mat. 11, 27.
[o] Lu. 3, 15. 16.
[p] Mat. 17, 10; Mo. V. 18, 15.
[r] Yes. 40, 3; Mat. 3, 3; Mar. 1, 3; Lu. 3, 4.
[s] Sam. I. 2, 10; Ps. 2, 2.
[t] Mat. 3, 11; Mar. 1, 7. 8.
[u] 3, 26.
[v] Mat. 16, 18.

Yosef vi tso Nazaret, amesi ŋuti woŋlɔ ɖi le le Mose ƒe se la kple nyagblɔɖilawo me.[a] 46 Natanael gblɔ nɛ bena: [b]Ɖe nu nyuia ɖe ate ŋu atso Nazaret mahã? Filipo gblɔ nɛ bena: Va kpɔ. 47 Yesu kpɔ Natanael gbɔna ɖe egbɔ, eye wògblɔ le eŋuti bena: Kpɔ ɖa, Israelitɔ vavãe, amesi me alakpa mele o. 48 Natanael gblɔ nɛ bena: Afika nènyam le? Yesu ɖo ŋu gblɔ nɛ bena: Hafi Filipo yɔ wò, esime nèle gbotia te la, mekpɔ wò tso. 49 Natanael ɖo ŋu nɛ bena: Rabi, wòe nye Mawu ƒe Vi, wòe nye Israel ƒe fia.[f] 50 Yesu ɖo ŋu gblɔ nɛ bena: Esi megblɔ na wò bena, mekpɔ wò le gbotia te la, èxɔe se mahã? Nu gãwo wu esiawo kpɔ ge nala. 51 Eye wògblɔ nɛ bena: Vavã, vavã mele egblɔm na mi bena: Miakpɔ dziƒo nuvo, eye [g]mawudɔlawo anɔ dzi liam, eye woanɔ ɖiɖim ɖe Amegbetɔvi la dzi.

#### Srõɖeŋkekenyuieɖuɖu le Kana.

**2.** Eye le ŋkeke etõagbe la woɖu srõɖeŋkekenyuie le Kana le Galilea, eye Yesu dada le afima; 2 eye wokpe Yesu hã kple eƒe nusrõlawo va srõɖeƒe. 3 Eye esi wein mede wo nu o la, Yesu dada gblɔ nɛ bena: Wein mele wo si o. 4 Yesu gblɔ nɛ bena: Nyɔnu, nya kae le mia kple wò dome mahã? Nye gaƒoƒo meɖo haɖe o.[l] 5 Dadaa gblɔ na subɔlawo bena: Nusi ke wòagblɔ na mi la, miwɔe. 6 Woɖi kpezɔ ade ɖe afima le [o]Yudatɔwo ƒe ŋutikɔklɔ ƒe kɔa nu; ɖesiaɖe xɔa tɔmedeze eve alo etõ. 7 Yesu gblɔ na wo bena: Miɖu tsi ɖe zɔawo me. Eye woɖui ɖe wo me vaseɖe keke wo to ke. 8 Eye wògblɔ na wo bena: Azɔ mikui yi dana nuɖuɖudzikpɔla la. Eye wokui yi nɛ. 9 Ke esi nuɖuɖudzikpɔla la ɖɔ tsi, si trɔ zu wein, kpɔ la, – eye menya afisi wòtso o, hafi subɔla, siwo ku tsi la vɛ la, woawo nyae – tete nuɖuɖudzikpɔla la yɔ ŋugbetɔsrõ la, 10 eye wògblɔ nɛ bena: Amesiame tsɔa wein nyuitɔ ɖoa anyi gbã, eye ne wonoe mu la, ekema hafi wotsɔa manyomanyotɔ la vanɛ; wò la èdzra wein nyui la ɖo vaseɖe fifi. 11 Esia nye Yesu ƒe dzesiwo ƒe gɔmetoto, si wòwɔ le Kana le Galilea, eye wòɖe eƒe [d]ŋutikɔkɔe la ɖe go fia, eye eƒe nusrõlawo xɔ edzi se. 12 Esia megbe la eya kple dadaa kple [e]nɔviawo kple eƒe nusrõlawo yi ɖe Kapernaum, eye wonɔ afima ŋkeke geɖewo.

#### Gbedoxɔ me dzadzraɖo gbãlɔ.

13 Eye Yudatɔwo ƒe ŋutitoto la ɖo, eye Yesu yi ɖe Yerusalem. 14 Eye wòkpɔ amesiwo le nyiwo kple alẽwo kple akpakpawo dzram kpakple amesiwo le ga ɖuɖɔm la bɔbɔ nɔ anyi le mawuƒe la me. 15 Eye wòtsɔ kawo tro atam, eye wònyã wo katã do go le mawuƒe la me kpe ɖe alẽwo kple nyiwo ŋu, eye wòtrɔ gaɖuɖɔlawo ƒe ga kɔ ɖe anyi, eye wòtu asi woƒe kplõwo ƒu anyi; 16 eye wògblɔ na amesiwo le akpakpawo dzram la bena: Mitsɔ nusiawo dzoe le afisia, eye migatsɔ Fofonye ƒe aƒe la wɔ nudzraƒee o! 17 Tete eye nusrõlawo ɖo ŋku nya, si woŋlɔ ɖi la dzi bena: [h]„Wò aƒe ŋuti ŋuʋaʋã la mim." 18 Tete Yudatɔwo xɔ dzi gblɔ nɛ bena: Dzesi kawo nèfia mí bena, èwɔ nusiawo mahã?[i] 19 Yesu ɖo ŋu, eye wògblɔ na wo bena: Mimu mawuxɔ sia, eye le ŋkeke etõagbe la magagbugbɔe atu.[k] 20 Azɔ Yudatɔwo gblɔ bena: Mawuxɔ sia tutu xɔ ƒe blane vɔ ade sɔŋ, eye wò la àgagbugbɔe atu le ŋkeke etõagbe mahã? 21 Ke eya la ƒo nu le eƒe ŋutilã ƒe mawuxɔ ŋuti."[n] 22 Eye esi wòtsi tre tso ame kukuwo dome la, eƒe nusrõlawo ɖo ŋku edzi bena, egblɔ esia ɖi, eye woxɔ ŋɔŋlɔ la kple nya, si Yesu gblɔ la, dzi se.

23 Eye esi wòle Yerusalem le ŋutitotoŋkekenyuie la ɖuƒe la, ame geɖewo xɔ eƒe ŋkɔ dzi se, esi wokpɔ eƒe dzesi, siwo wòwɔ. 24 Ke Yesu ŋutɔ meɖo ŋu ɖe wo ŋu o; elabena edze si wo katã; 25 eye mehiã bena, amea ɖe naɖi ɖase le ame ŋuti o; elabena eya ŋutɔ dze si nusi le ame me.[p]

#### Yesu ƒe nuƒoƒo kple Nikodemo. Yohanes ɖi ɖase le Kristo ŋu.

**3.** Ke amea ɖe, si tso farisitɔwo dome la li, eŋkɔe nye Niko-

[a] Mo. V. 18, 18; Yes. 7, 14; 53, 2; Yer. 23, 5; Xez. 34, 23.
[b] 7, 41.
[d] 1, 14.
[e] 7, 3.
[f] Sam. II. 7, 14; Ps. 2, 7; ta 6, 69; Mat. 14, 33; 16, 16.
[g] Mo. I. 28, 12.
[h] Ps. 69, 10.
[i] Mat. 21, 23.
[k] Mat. 26, 61; 27, 40.
[l] 19, 26; Mat. 12, 48.
[n] Kor. I. 6, 19.
[o] Mar. 7, 3. 4.
[p] Mar. 2, 8.

demo, eye wònye Yudatɔwo ƒe
amegã.[a] 2 Amesia va egbɔ le zã
me, eye wògblɔ nɛ bena: Rabi,
mienya bena, nufiala nènye tso
Mawu gbɔ va; elabena amea ḍe-
ke mate ŋu awɔ dzesi, siwo nè-
wɔna o, ne menye Mawue li kplii
o. 3 Yesu xɔ dzi, eye wògblɔ
nɛ bena: Vavã, vavã mele egblɔm
na wò bena: Ne womedzi ame
tso dzifo o la, mate ŋu akpɔ ma-
wufiaḍuƒe la akpɔ o.[f] 4 Nikode-
mo gblɔ nɛ bena: Aleke lawɔ
woadzi amesi ku amegã mahã?
Ɖe wòate ŋu ayi ḍe dadaa ƒe dɔ-
me zi evelia, be woagadzia? 5
Yesu ḍo ŋu bena: Vavã, vavã
mele egblɔm na wò bena: [h]Ne
womedzi ame tso tsi kple Gbɔ-
gbɔ me o la, mate ŋu ayi ḍe dzi-
ƒofiaḍuƒe la me o. 6 Nusi wodzi
tso [i]ŋutilã me la, ŋutilã wònye,
eye nusi wodzi tso Gbɔgbɔ me
la, Gbɔgbɔ wònye. 7 Megawɔ mo
yaa na wò be, megblɔ na wò be-
na: Ele be, woadzi mi atso dziƒo
o. 8 Ya la le ƒoƒom, afisi ke wò-
lɔ̃na, eye nèsea eƒe gbe, ke mè-
nya afisi wòtso alo afisi wòyina
o; nenema kee nye amesiame, si
wodzi tso Gbɔgbɔ la me. 9 Ni-
kodemo xɔ dzi gblɔ nɛ bena:
Aleke esiawo ate ŋu ava me ma-
hã? 10 Yesu ḍo ŋu gblɔ nɛ be-
na: Israel ƒe nufiala nènye, eye
mènya nusiawo o mahã? 11 Va-
vã, vavã mele egblɔm na wò
bena: Míeƒoa nu le nusi míenya
la ŋuti, eye míeḍia ḍase le nusi
míekpɔ la ŋuti, eye miexɔa míaƒe
ḍaseḍiḍi la o.[o] 12 Ne megblɔ
anyigbadzinuwo ŋutinya na mi,
eye miexɔe se o la, aleke lawɔ
miaxɔ ase, ne megblɔ dziƒonuwo
ŋutinya na mi mahã? 13 Eye
amea ḍeke melia yi dziƒo kpɔ o,
negbe amesi ḍi tso dziƒo va ko,
eyae nye Amegbetɔvi, si le dziƒo.[t]
14 Eye abe alesi [u]Mose kɔ da la
ḍe dzi le gbeadzi ene la, nenema
ke woakɔ Amegbetɔvi la ḍe dzi
tsã, 15 bena amesiame, si xɔa
edzi sena la, nakpɔ agbe mavɔ.
16 Elabena ale gbegbe Mawu lɔ̃a
xexeame bena, wòtsɔ ye ŋutɔ ƒe
Tenuvi hena, bena amesiame, si
xɔa edzi sena la, mele tsɔtsrɔ̃
ge o, ke boŋ wòakpɔ agbe mavɔ.[y]
17 Elabena Mawu medɔ via ḍe
xexeame, be wòadrɔ̃ ʋɔnu xexea-
me o; ke boŋ be woaḍe xexeame
to eyama dzi.[b] 18 Amesi xɔa
edzi sena la, womadrɔ̃ ʋɔnui o;
ke amesi mexɔa edzi sena o la,
wodrɔ̃ ʋɔnui xoxo; elabena mexɔ
Mawu ƒe Tenuvi ƒe ŋkɔa dzi se
o.[d] 19 Ke esiae nye ʋɔnudɔdrɔ̃
la bena, kekeli va xexeame, eye
amewo lɔ̃a viviti la wu kekeli la;
elabena woƒe dɔwɔwɔwo vɔ̃ḍi.[e]
20 Elabena amesiame, si wɔa nu
vlo la, léa fu kekeli la, eye meva
kekeli la gbɔ o, bena woagahe
adãnya ḍe eƒe dɔwɔwɔwo ŋu o.[g]
21 Ke amesi wɔa nuteƒe la, eya
va kekeli la gbɔ, bena woaḍe eƒe
dɔwɔwɔwo ḍe go afia; elabena
Mawu me wòwɔ wo le.

Yohanes ƒe ḍase mlɔe, si wòḍi le Yesu ŋu.

22 Nusiawo megbe la Yesu
kple eƒe nusrɔ̃lawo va Yudea-
nyigba dzi, eye wònɔ afima kpli
wo, eye [k]wòḍe mawutsi ta na
amewo. 23 Ke Yohanes hã le
mawutsi dem ta na amewo le
Aenon, si te ḍe Salem ŋuti, ela-
bena tsi geḍe le afima, eye ame-
wo va, eye wona wòḍe mawutsi
ta na wo. 24 Elabena womede
Yohanes [l]gaxɔ me haḍe o. 25
Azɔ nyahehe ḍo Yohanes ƒe nu-
srɔ̃lawo kple Yudatɔwo dome le
ŋutikɔklɔ ŋuti. 26 Eye wova Yo-
hanes gbɔ gblɔ nɛ bena: Rabi,
amesi le Yordan godo kpli wò,
[n]amesi ŋuti nèḍi ḍase le la, kpɔ
ḍa, eya ke le mawutsi dem ta na
amewo, eye amewo katã yi egbɔ.
27 Yohanes ḍo ŋu gblɔ bena: Ame
mate ŋu axɔ naneke o, ne menye
ḍe wonae tso dziƒo o.[p] 28 Mia
ŋutɔwo mieḍi ḍase nam be, me-
gblɔ bena: [r]Menye nyee nye Krı-
sto la o, ke boŋ ame dɔdɔ me-
nye le eyama ŋgɔ. 29 Amesi si
[s]ŋugbetɔ le la, eyae nye ŋugbe-
tɔsrɔ̃, ke ŋugbetɔsrɔ̃ la ƒe xɔlɔ̃,
amesi le tsitre le to ḍomi la, kpɔa
dzidzɔ ŋutɔ le ŋugbetɔsrɔ̃ la ƒe
gbe ŋuti; azɔ nye dzidzɔ sia zu
blibo. 30 Eyama latsi ḍe edzi
tsã; ke nye la mayi to. 31 Amesi
[v]tso dziƒo gbɔna la, eya ƒo wo
katã ta; amesi tso anyigba la,
anyigba wòtso, eye anyigbanuwo
ŋu wòƒoa nu lena; amesi tso dziƒo
gbɔna la, eya ƒo wo katã ta. 32
Nusi wòkpɔ kple nusi wòse la,

a 7, 50; 19, 39.
b 12, 47.
d kp. 36; 5, 24.
e 1, 5. 9–11.
f Pet. 1. 1, 23.
g Ef. 5, 13.
h Xez. 36, 25-27; Ef. 5, 26; Ti. 3, 5.
i 1, 13; Mo. 1. 5, 3; Ps. 51, 7.
k 4, 1. 2.
l Mat. 14, 3.
n 1, 26–34.
o 7, 16; 8, 26. 28.
p Heb. 5, 4.
r 1, 20. 23. 27.
s Mat. 22, 2.
t Ef. 4, 9.
u Mo. IV. 21, 8. 9.
v 8, 23.
y Ro. 5, 8; 8, 32; Yoh. 1. 4, 9.

eya ŋuti wòḍia ḍase lena, eye
amea ḍeke mexɔa eƒe ḍaseḍiḍi
la o.[a] 33 Amesi le eƒe ḍaseḍiḍi [a] kp. 11.
xɔm la, eya ḍo kpe edzi bena,
Mawue nye nyateƒetɔ. 34 Ela- [b] 6, 27. 35.
bena amesi Mawu dɔ la, Mawu
ƒe nyawo ŋuti wòƒoa nu lena;
[d]elabena mena Gbɔgbɔ la le dzi- [d] 1, 33. 34.
dzenu nu o. 35 [e]Fofo la lɔ̃a Via, [e] 5, 20; Mat. 11, 27.
eye wòtsɔ nuwo katã de esi me.
36 Amesi xɔa Via dzi sena la,
agbe mavɔ le esi; amesi meḍoa
to Via o la, makpɔ agbe o, ke
boŋ Mawu ƒe dɔmedzoe tsia eya-
ma dzi.[f] [f] kp. 18.

Yesu ƒe nuƒoƒo kple Samaria-nyɔnu la.

4 Azɔ esi Yesu nyae bena, fa-
risitɔwo se bena, Yesu le [g]ma- [g] 3, 22. 26.
wutsi dem ta na amewo, eye wòle
nusrɔ̃lawo wɔm wu Yohanes la —
2 gake Yesu ŋutɔ mede mawutsi [h] Mo. V. 12, 5; Ps. 122.
ta na amewo o, ke boŋ eƒe nu-
srɔ̃lawoe, — 3 eglẽ Yudea ḍi, eye
wògadzo heyina Galilea. 4 Ke ele
nɛ be, wòato Samaria ayi. 5 Ale
wòva Samariatɔwo ƒe dua ḍe, si [i] Fia. II. 17, 29 v. 41; Yes. 2, 3.
woyɔna be Sixar me, si te ḍe
anyigba, si [k]Yakob na via Yosef [k] Mo. I. 48, 22; Yos. 24, 32.
la ŋuti; 6 eye Yakob ƒe vudo le
afima. Eye esi mɔzɔzɔ te ḍeḍi
Yesu ŋu la, ebɔbɔ nɔ anyi nene-
ma ke ḍe vudo la to, anɔ gaƒoƒo
adelia me. 7 Eye Samaria-nyɔ-
nua ḍe va tsi du ge. Yesu gblɔ
nɛ bena: Na ḍem mano. 8 Ela-
bena eƒe nusrɔ̃lawo yi ḍe dua me,
be woaƒle nuḍuḍu. 9 Samaria-
nyɔnu la gblɔ nɛ bena: Aleke [l] Kor. II. 3, 17.
wò, si nye Yudatɔ la, nèle tsi
biam nye, si nye Samaria-nyɔnu, [m] 1, 41.
be yeano mahã? — Elabena Yuda-
tɔwo kple Samaria-tɔwo menyina
o —. 10 Yesu ḍo ŋu gblɔ nɛ bena:
Ḍe nènya Mawu ƒe nunana la kple [o] 9, 37.
amesi nye amesi gblɔ na wò bena:
Na ḍem mano la, ne wò boŋ àbiae,
[p]eye wòana agbetsi wò. 11 Nyɔ- [p] 7, 38. 39.
nua gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, tsikunu
mele asiwò o, eye vudoa me go-
glo; afika gɔ̃ nèkpɔ agbetsi la
tsoe mahã? 12 Alo ḍe nèwu mía
fofo Yakob, amesi na vudo la mí,
eye eya ŋutɔ kple viawo kpakple
eƒe lãwo no eme tsi mahã? 13
Yesu ḍo ŋu gblɔ nɛ bena: Ame-
siame, si le tsi sia ƒe ḍe nom la,
tsikɔ agawui;[r] 14 ke amesi ke [r] 6, 58.
lano tsi, si nye manae ƒe ḍe la,
tsikɔ megale eya wu ge akpɔ o
vaseḍe mavɔmavɔ me; elabena
tsi, si nye manae la, latrɔ azu
tsivudo le eme, esi anɔ dzidzim
ayi ḍe agbe mavɔ me.[b] 15 Nyɔ-
nua gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, na tsi
siam, bena tsikɔ nagawum alo
mava afisia tsi du ge o. 16 Egblɔ
nɛ bena: Heyi ḍayɔ srɔ̃wò, eye
nava afisia. 17 Nyɔnua xɔ dzi,
eye wògblɔ nɛ bena: Srɔ̃ mele
asinye o. Yesu gblɔ nɛ bena:
Egblɔe nyuie bena: Srɔ̃ mele asi-
nye o; 18 elabena ŋutsu atɔ̃ nɔ
asiwò kpɔ, eye amesi le asiwò
fifia la, menye srɔ̃wò wònye o;
èto nyateƒe le esia me. 19 Nyɔ-
nua gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, medze
sii bena, nyagblɔḍila nènye. 20
Mía fofowo doa gbe ḍa le to sia
dzi, eye miawo miegblɔ bena,
teƒe le [h]Yerusalem, afisi wòle be,
woado gbe ḍa le. 21 Yesu gblɔ
nɛ bena: Nyɔnu, xɔm se bena,
gaƒoƒo gbɔna, esi menye to sia
dzi alo Yerusalem miado gbe ḍa
na Fofo la le o. 22 [i]Miawo la
miedoa gbe ḍa na nusi mienya o;
míawo la miedoa gbe ḍa na nusi
mienya; elabena xɔxɔ la tso Yu-
datɔwo gbɔ. 23 Gake gaƒoƒo gbɔ-
na, eye wòde azɔ, esi nyateƒegbe-
doḍalawo ado gbe ḍa na Fofo la
le gbɔgbɔ kple nyateƒe me; ela-
bena Fofo la dia gbedoḍala sia-
wo tɔgbe. 24 Mawue nye Gbɔ-
gbɔ, eye amesiwo le gbe dom ḍa
nɛ la, ele be, woado gbe ḍa le
gbɔgbɔ kple nyateƒe me.[l] 25 Nyɔ-
nua gblɔ nɛ bena: Menyae bena,
[m]Mesia, si woyɔna be Kristo la
gbɔna; ne eyama va la, agblɔ
nuwo katã aƒia mí. 26 Yesu gblɔ
nɛ bena: Nye, amesi le nu ƒom
kpli wò la, nyee.[o]
27 Wole esia dzi eƒe nusrɔ̃la-
wo va, eye wòwɔ mo yaa na wo
bena, ele nu ƒom kple nyɔnua ḍe;
gake amea ḍeke megblɔ bena:
Nuka dim nèle alo nuka nu ƒom
nèle kplii mahã o. 28 Tete nyɔnu
la glẽ eƒe tsize ḍi, eye wòdzo
yi ḍe dua me, eye wògblɔ na
ameawo bena: 29 Miva kpɔ amea
ḍe, si gblɔ nusiwo katã mewɔ kpɔ
la nam; ḍe menye esia nye Kristo
la oa? 30 Tete wodo go le dua
me, eye wova egbɔ. 31 Le esia
me la nusrɔ̃lawo ḍe kuku nɛ gblɔ

bena: Rabi, va ɖu nu. 32 Ke egblɔ
na wo bena: [a]Nye la nuɖuɖu le [a kp. 34.]
asinye, be maɖu, si miawo mie-
nya o. 33 Eyaŋuti nusrɔ̃lawo
gblɔ na wo nɔewo bena: Ɖe amea [b 2, 18; Kor.I.1, 22.]
ɖe na nanee wòɖu mahã? 34 Yesu
gblɔ na wo bena: Nye nuɖuɖu
enye bena, mawɔ amesi dɔm ɖa
la ƒe lɔlɔ̃anu, eye mawu eƒe dɔ-
wɔwɔ la nu.[d] 35 Menye miawoe [d 17, 4.]
gblɔ bena: Ɣleti ene koe susɔ,
eye nuŋeɣi la laɖo o mahã? Kpɔ
ɖa, mele egblɔm na mi bena: Mi-
wu miaƒe ŋkuwo dzi, eye miakpɔ
agblewo dzi ɖa bena, [e]woƒu xoxo, [e Mat.9,37; Lu. 10, 2.]
eye wonyo na ŋeŋe. 36 Amesi
ŋea nu la, kpɔa fetu, eye wòƒoa
kutsetse nu ƒu ɖe agbe mavɔ me,
bena amesi ƒã nu kple amesi ŋe
nu la, siaa nakpɔ dzidzɔ. 37 Ela-
bena le eya me nya, si wogblɔ
ɖi be: Bu dona, bu ŋena la, enye
nyateƒe. 38 Nye la medɔ mi, be [f 2, 11. 23.]
miaŋe nusi ŋuti miedze agbagba
le o; ame bubuwo dze agbagba,
eye miawo miege ɖe woƒe dɔwɔ-
wɔ la me. 39 Eye tso du ma me
Samariatɔwo dome ame geɖe xɔ
edzi se le nyɔnu, si ɖi ɖase be-
na: Egblɔ nusiwo katã mewɔ kpɔ
la fiam la, ƒe nya ŋuti. 40 Azɔ
esi Samariatɔwo va egbɔ la, wo-
ɖe kuku nɛ bena, wòanɔ yewo
gbɔ, eye wònɔ afima ŋkeke eve.
41 Eye ame geɖe wu xɔ edzi se
le eya ŋutɔ ƒe nya ŋuti; 42 eye
wogblɔ na nyɔnua bena: Azɔ me-
nye le wò nuƒoƒo ŋuti miexɔe se
ɖo o; elabena mia ŋutɔwo miese,
eye mienya bena, ame siae nye
xexeame xɔla vavã.

**Yesu ɖa gbe le Kapernaum aŋafia la ƒe viŋutsu ŋu.**

43 Eye le ŋkeke eve megbe la
edzo le afima yi ɖe Galilea.[g] 44 [g Mat. 4, 12.]
Elabena Yesu ŋutɔ ɖi ɖase bena,
nyagblɔɖila mekpɔa bubu le eya
ŋutɔ de o.[h] 45 Azɔ esi wòva Ga- [h Mat. 13, 57; Mar.6,4; Lu.4, 24.]
lilea la, Galileatɔwo xɔe, esime
wokpɔ nusiwo katã wòwɔ le Ye-
rusalem le ŋkekenyuie la duƒe;
elabena woawo hã de ŋkekenyuie
la duƒe.[i] [i 2, 23.]
46 Ale wògava Kana le Galilea, [k Mat. 9, 6.]
afisi wòtrɔ tsi wòzu wein le. Ke
fiaŋutimea ɖe li, amesi ƒe vi le [l 8, 14.]
dɔ lém le Kapernaum.[n] 47 Esi [n 2, t. 9.]
wòse bena, Yesu tso Yudea va
Galilea la, eyi egbɔ, eye wòɖe
kuku bena, neva, eye wòada gbe
le ye vi ŋu; elabena eɖo kudo
nu. 48 Tete Yesu gblɔ nɛ bena:
Ne menye dzesiwo kple nukunu-
wo miekpɔ o la, miexɔnɛ sena o.[b]
49 Fiaŋutime la gblɔ nɛ bena:
Afetɔ, va, hafi vinye la naku! 50
Yesu gblɔ nɛ bena: Heyi, viwò
le agbe. Eye ame la xɔ nya, si
Yesu gblɔ nɛ la dzi se, eye wòyi.
51 Ke esi wòyina la, eƒe dɔlawo
va kpee, eye woka eta nɛ bena:
Viwò la tsi agbe. 52 Tete wòbia
gaƒoƒo, si dzi wòka ɖe eme nɛ
la wo tsitotsito. Eye wogblɔ nɛ
bena: Etsɔ le gaƒoƒo adrelia dzi
ŋudza la dzo le edzi. 53 Tete
fofoa dze sii bena, enye gaƒoƒo
ma, si dzi Yesu gblɔ nɛ bena:
Viwò la le agbe; eye eya ŋutɔ
xɔe se kple eƒeme blibo katã. 54
Esia nye dzesi evelia, si Yesu wɔ,
esi wòtso Yudea va Galilea.[f]

**Yesu yɔ dɔ ƒe 38 dɔlélaa ɖe le Betesda-ta to.**

5 Nusiawo megbe la Yudatɔwo ƒe
ŋkekenyuiea ɖe ɖo, eye Yesu yi
ɖe Yerusalem. 2 Ke taa ɖe le Ye-
rusalem le alẽgboa ŋuti, si woyɔna
le Hebri-gbe me bena Betesda, esi
ŋu akpata atɔ̃ le. 3 Akpata siawo
me dɔlélawo ƒe ha: Ŋkuagbãtɔwo,
xɔdrɔ̃wo, titilélawo mlɔna henɔa
tsi la ƒe bublu lalam. — 4 Elabena
ɣeaɖewoɣi la mawudɔlaa ɖe ɖina
ɖe ta la me, eye wòblua tsi la;
eye amesi tre tsi la me dzedze
le eƒe bublu megbe la, ƒe lãme
sẽna tso dɔ sia dɔ, si lém wòle
la me. — 5 Ke amea ɖe, si le dɔ
lém ƒe blaetɔ̃ vɔ enyi sɔŋ la, le
afima. 6 Esi Yesu kpɔ eyama le
anyimlɔƒe, eye wònyae bena, enɔ
anyi alea eteƒe didi la, egblɔ nɛ
bena: Ele didim bena, wò lãme
nasẽ mahã? 7 Dɔnɔ la ɖo eŋu nɛ
bena: Afetɔ, amea ɖeke mele asi-
nye, bena ne woblu tsia la, wòa-
kɔm ada ɖe ta la me o; ke ne
megbɔna la, kasia ame bubu trea
emedzedze nam. 8 Yesu gblɔ nɛ
bena: Tsi tre, nakɔ wò aba dzi,
eye nazɔ azɔli![k] 9 Eye ame la ƒe
lãme sẽ enumake, eye wòkɔ eƒe
aba dzi hezɔ azɔli.
[l]Ke ŋkeke ma enye Sabat. 10
Eyaŋuti Yudatɔwo gblɔ na amesi
ŋu woda gbe le la bena: Egbee
nye Sabat, eye womeɖe mɔ na

wò be, natsɔ wò aba o.[a] 11 Exɔ
dzi na wo bena: Amesi na nye
lãme sẽ la, eya kee gblɔ nam
bena: 12 Kɔ wò aba dzi, eye nazɔ
azɔli. Wobiae bena: Amekae nye
amesi gblɔ na wò bena: Kɔe dzi,
eye nazɔ azɔli mahã? 13 Ke amesi
ŋu woda gbe le la, menya amesi
wònye o; elabena Yesu ɖe eɖokui
ɖa le ameha, si le afima la ta.
14 Nusiawo megbe la Yesu kpɔe
le mawuƒe la me, eye wògblɔ nɛ
bena: Kpɔ ɖa, wò lãme sẽ,[g] me-
gawɔ nuvɔ̃ azɔ o, bena ne nu vɔ̃ɖi
wu esia nagawɔ wò o. 15 Ame
la tɔ dzi heyi ɖagblɔ na Yuda-
tɔwo bena, Yesu yenye amesi na
yeƒe lãme sẽ. 16 Eye le esia ta
Yudatɔwo ti Yesu yome, eye wodi
be, yewoawui; elabena ewɔ nusia
le Sabat dzi.[i]

Yesu ɖi eɖokui ta.

17 Ke eɖo ŋu na wo bena: Fo-
fonye le dɔ wɔm vaseɖe fifi, eye
nye hã mele dɔ wɔm.[k] 18 Le esia
ta Yudatɔwo [l]gadii ɖe edzi wu,
bena yewoawui; elabena menye
ɖe wògblẽ kɔ ɖo na Sabat la ɖe-
ɖeko o, ke boŋ eyɔ Mawu hã be
eya ŋutɔ Fofoa, eye wòtsɔ eya
ŋutɔ ɖokui ɖo Mawu ŋu. 19 Tete
Yesu ɖo ŋu, eye wògblɔ na wo
bena: Vavã, vavã mele egblɔm
na mi bena: Vi la mate ŋu awɔ
naneke le eya ŋutɔ ɖokui si o,
[r]ne menye Fofoae le ewɔm wò-
kpɔ o; elabena nusiwo ke wɔm
eyama le la, esiawo Vi la hã wɔna
nenema ke. 20 [s]Ke Fofo la lɔ̃a
Via, eye nusiwo katã wɔm eya
ŋutɔ le la, efianɛ, eye wòafia dɔ-
wɔwɔ gãwoe awu esiawo, bena
miaƒe mo nawɔ yaa. 21 Elabena
sigbe alesi Fofo la fɔa ame ku-
kuwo ɖe tsitre, eye wògbɔa agbe
wo la, nenema ke Vi la hã agbɔ
agbe amesiwo wòlɔ̃na. 22 Elabena
Fofo la medrɔ̃a ʋɔnu amea ɖeke
o, ke boŋ etsɔ ʋɔnudɔdrɔ̃ la katã
de asi na Via,[u] 23 bena amewo
katã nabu Vi la, abe alesi wobua
Fofo la ene. Amesi mele Vi la
bum o la, mebua Fofo la, amesi
dɔe ɖa la o.[y] 24 Vavã, vavã mele
egblɔm na mi bena: Amesi le nye
nya la sem, eye wòle amesi dɔm
ɖa la dzi xɔm le sesem la, agbe
mavɔ le esi, eye mava ʋɔnudɔ-
drɔ̃ me o, elabena eto ku me yi
ɖe agbe la me xoxo.[b] 25 Vavã,
vavã mele egblɔm na mi bena:
Gaƒoƒo gbɔna, [d]eye wòɖe azɔ,
esime ame kukuwo ase Mawuvi
la ƒe gbe, eye amesiwo see la,
woanɔ agbe. 26 Elabena sigbe
alesi agbe le Fofo la ŋutɔ ɖokui
me la, nenema ke wòna Vi la hã
be, agbe nanɔ esi le eya ŋutɔ ɖo-
kui me;[e] 27 eye wòna ŋusẽe, be
[f]wòadrɔ̃ ʋɔnu hã, elabena Ame-
gbetɔvi wònye. 28 Esia megawɔ
mo yaa na mi o; elabena gaƒoƒo
gbɔna, le esi me amesiwo katã
le yɔdowo me la, woase eƒe gbe;
29 eye amesiwo wɔ nu nyuiwo la,
woado go hena agbe ƒe tsitretsi-
tsi, ke amesiwo wɔ nu vlowo la,
hena ʋɔnudɔdrɔ̃ ƒe tsitretsitsi.[h]
30 Nyemele naneke wɔm le ɖo-
kuinye si o; abe alesi mesena la,
nenema ŋu medrɔ̃a ʋɔnu ɖo, eye
nye ʋɔnudɔdrɔ̃ la le dzɔdzɔe;
elabena nyemedia nye ŋutɔ nye
lɔlɔ̃nu o, ke boŋ amesi dɔm ɖa
la ƒe lɔlɔ̃nu ko.[n]
31 Nye la, ne meɖi ɖase le ɖo-
kuinye ŋu la, ekema nye ɖaseɖiɖi
la menye nyateƒe o. 32 Ame bu-
bue nye amesi le ɖase ɖim le ŋu-
tinye, eye menyae bena, ɖase, si
ɖim wòle le ŋutinye la, enye nya-
teƒe.[o] 33 Miawo la miedɔ ɖo ɖe
Yohanes gbɔ, eye wòɖi ɖase na
nyateƒe la.[p] 34 Ke nye la nye-
mexɔ ɖaseɖiɖi tso ame gbɔ o, ke
mele nusiawo gblɔm, bena miakpɔ
ɖeɖe. 35 Eyama enye akaɖi, si le
bibim, eye wòle keklẽm; ke mia-
wo la mieɖi be, yewoakpɔ dzidzɔ
gaƒoƒo ɖeka le eƒe keklẽ la me.
36 Ke nye la mexɔ ɖaseɖiɖi, si
lolo wu Yohanes tɔ; elabena dɔ-
wɔwɔ, siwo Fofo la nam, bena
mawu wo nu la, dɔwɔwɔ ma, siwo
ke wɔm mele la, le ɖase ɖim le
ŋutinye bena, Fofo lae dɔm ɖa.[t]
37 Eye Fofo, si dɔm ɖa la, eyama
ɖi ɖase le ŋutinye. Miese eƒe gbe
ɣeaɖekeɣi alo kpɔ eƒe nɔnɔme hã
kpɔ o.[v] 38 Eye eƒe nya menɔ mia
me o; elabena amesi eyama dɔ
ɖa la, eya dzie miexɔ se o. 39
Miele ŋɔŋlɔawo me dzrom tsito-
tsito; elabena miesusu bena, mie-
kpɔa agbe mavɔ le wo me, eye
woamawo nye nusiwo le ɖase ɖim
le ŋutinye;[z] 40 eye mielɔ̃ be, mia-
va gbɔnye, bena miakpɔ agbe o.

a Yer. 17, 21.
b 3, 16. 18.
d Ef. 2, 5. 6.
e 1, 1–4.
f kp. 22.
g 8, 11.
h 6, 40; Dan. 12, 2.
i Mat. 12, 14.
k 9, 4.
l 7, 30; 10, 33.
n kp. 19; 6, 38.
o kp. 36. 37.
p 1, 19–34.
r 3, 11. 32.
s 3, 35.
t Yoh. I. 5, 9; ta 1, 33; 3, 2.
u Dan. 7, 13. 14; Dɔ. 17, 31.
v Mat. 3, 17.
y Fil. 2, 10. 11; Yoh. I. 2, 23.
z Lu. 24, 27; Tim. II. 3, 15 v. 17.

41 Nyemexɔa kafukafu tso amewo
gbɔ o. 42 Gake menya mi bena,
Mawu ƒe lɔlɔ̃ la mele mia ŋutɔwo
mia ɖokui me o. 43 Nye la meva
le Fofonye ƒe ŋkɔa dzi, eye miele
xɔyem o; ɖe ame bubu lava le
ye ŋutɔ ƒe ŋkɔa dzi la, ne eya
xɔ ge miala. 44 Aleke lawɔ mia-
wo miate ŋu axɔ ase, esi miele
kafukafu xɔm tso mia nɔewo gbɔ,
eye [b]kafukafu ma, si tso Mawu
ɖeka gbɔ la, miedia eya o mahã?
45 Migasusu bena, nye la matso
mia nu na Fofo la o; amea ɖe li,
si tsoa mia nu,[e] eyae nye Mose,
amesi dzi mietsɔ miaƒe mɔkpɔ-
kpɔ ɖo. 46 Elabena ɖe miexɔ
Mose dzi se la, ne miaxɔ nye hã
dzinye ase; elabena eyama ŋlɔ
nya ɖi le ŋutinye.[g] 47 Ke ne mie-
xɔ eyama ƒe ŋɔŋlɔawo dzi se o
la, aleke lawɔ miaxɔ nye nyawo
dzi ase mahã?[h]

Yesu nyi ame 5000, zɔ ƒu dzi

6. [i]Nusiawo megbe la Yesu dzo
yi ɖe Galilea-ƒu, si nye Tibe-
ria-ƒu la godo. 2 Eye ameha gãa
ɖe dze eyome, elabena wokpɔ
dzesi, siwo wòwɔ na dɔlélawo.
3 Eye Yesu yi ɖe to la dzi, eye
wòbɔbɔ nɔ afima kple eƒe nusrɔ̃-
lawo. 4 Ke Yudatɔwo ƒe ŋuti-
totoŋkekenyuie la ɖo.[k] 5 Azɔ esi
Yesu wu eƒe mo dzi, eye wòkpɔ
bena, ameha gãa ɖe gbɔna ɖe ye
gbɔ la, egblɔ na Filipo bena: Afi-
ka miaƒle abolo le, bena amesia-
wo naɖu mahã? 6 Ke egblɔ esia,
be wòadoe akpɔ; elabena eya ŋutɔ
nya nusi wɔ ge wòala. 7 Filipo
ɖo ŋu nɛ bena: Abolo denario
alafa eve hã mele wo nu de ge,
bena wo dome ɖesiaɖe naxɔ via
ɖe o. 8 Eƒe nusrɔ̃lawo dometɔ ɖe-
ka, Andrea, Simon Petro nɔvi la,
gblɔ nɛ bena: 9 Ðekakpuia ɖe le
afii, eye lubolo atɔ̃ kple tɔmelã
memee eve le esi; gake nuka wò-
nye na ame geɖe siawo mahã?
10 Yesu gblɔ bena: Mina amea-
wo nabɔbɔ nɔ anyi. Ke gbe mu-
mu geɖe le afima. Eye ŋutsu,
siwo ƒe xexlẽme nu anɔ akpe atɔ̃
la, bɔbɔ nɔ anyi. 11 Eye Yesu
tsɔ aboloawo heda akpe le wo ta,
eye wòtsɔ wo na amesiwo le anyi-
nɔƒe; nenema ke hã wòna tɔmelã
memee wo geɖe alesi nu dim wole.

[a] Mo. V. 18, 15.
[b] 12, 43.
[d] 18, 38.
[e] Mo. V. 31, 26.
[f] kp. 16-21 kpɔ Mat. 14, 22-33; Mar. 6, 45–52.
[g] Mo. I. 3, 15; 49, 10; Mo. V. 18, 15.
[h] Lu. 16, 31.
[i] kp. 1–15 kpɔ Mat. 14, 13-21; Mar. 6, 32–44; Lu. 9, 10–17.
[k] 2, 13; 11, 55.
[l] kp. 11.
[n] 4, 14.
[o] 5, 36.

12 Ke esi woɖi ƒo la, egblɔ na
eƒe nusrɔ̃lawo bena: Miƒo kakɛ,
siwo susɔ la, nu ƒu, bena naneke
nagagblẽ o. 13 Tete woƒo wo nu
ƒu, eye lubolo atɔ̃, siwo ameawo
ɖu la, ƒe kakɛ, siwo susɔ la, yɔ
kevi wuieve fũ.
14 Azɔ esi ameawo kpɔ dzesi,
si wòwɔ la, wogblɔ bena: [a]Vavã
amesia nye nyagblɔɖila, si gbɔna
ɖe xexeame. 15 Eye esi Yesu dze
sii bena, wole vava ge, eye woalé
ye sesẽ aɖo fiae la, eɖe eɖokui
ɖe aga yi ɖe to la dzi.[d]
16 [f]Eye esi fiẽ ɖo la, eƒe nu-
srɔ̃lawo yi ɖe ƒu nu; 17 eye wo-
ɖo ʋu heyina ƒu la godo ɖe Ka-
pernaum. Ke zã do xoxo, eye
Yesu meva wo gbɔ haɖe o. 18 Eye
le ya gã, si le ƒoƒom ŋuti la, ƒu
la dze agbo. 19 Eye esi woku
ʋu la anɔ stadio blave vɔ atɔ̃ alo
blaetɔ̃ la, wokpɔ Yesu le ƒua dzi
zɔm gbɔna, eye wòle tetem ɖe
ʋu la ŋu, eye wovɔ̃. 20 Ke egblɔ
na wo bena: Nyee nye esi, mi-
gavɔ̃ o hee! 21 Eye esi woɖi be-
na, yewoaxɔe ɖe ʋu la me la, ka-
sia ʋu la ɖi go ɖe anyigba, si
dzi yim wole la.

Yesu enye agbebolo la.

22 Esi ŋu ke, eye ameha la le
tsitre le ƒu la ƒe go keme dzi la,
wokpɔ bena, ʋu bubua ɖeke me-
gale afima o, negbe ɖeka ko, eye
bena Yesu meɖo ʋua kple eƒe
nusrɔ̃lawo o, ke boŋ eƒe nusrɔ̃-
lawo ɖeɖekoe yi, — 23 eye ʋu
bubuwo tso Tiberia va ɖo afisi
mediɖi tso teƒe, si woɖu abolo,
si ta Aƒetɔ la [l]da akpe le la, gbɔ
o. — 24 Azɔ esi ameha la kpɔ
bena, Yesu alo eƒe nusrɔ̃lawo me-
le afima o la, woa ŋutɔwo ɖo ʋu-
wo me, eye wova Kapernaum hele
Yesu dim. 25 Eye esi wokpɔe le
ƒua godo la, wogblɔ nɛ bena: Ra-
bi, ɣekaɣi nèva afisia? 26 Yesu
ɖo ŋu na wo, eye wògblɔ bena:
Vavã, vavã mele egblɔm na mi
bena: Miele diyem, menye bena,
miekpɔ dzesiwo o; ke boŋ bena,
mieɖu aboloawo ƒe ɖe, eye mieɖi
ƒo. 27 Midze agbagba, menye ɖe
nuɖuɖu, si gblẽna ta o, [n]ke boŋ
ɖe nuɖuɖu, si anɔ anyi hena agbe
mavɔ la ta, esi Amegbetɔvi la la-
na mi; elabena nenem me la ŋu
Mawu Fofo la de [o]dzesii. 28 Tete

wogblɔ nɛ bena: Nuka míawɔ, bena
*míawɔ Mawu ƒe dɔwɔwɔwo mahã?*
29 Yesu ɖo ŋu gblɔ na wo bena:
Esiae nye Mawu ƒe dɔwɔwɔ la
bena, miaxɔ amesi wòɖɔ ɖa la,
dzi ase.[b] 30 Tete wogblɔ nɛ be-
na: Ekema dzesi ka nèwɔ, bena
miakpɔ, eye miaxɔ dziwò ase ma-
hã? Nuka nèwɔna?[d] 31 Mía fo-
fowo ɖu mana le gbeadzi, abe
alesi woŋlɔ ɖi ene bena: „Ena
abolo wo tso dziƒo, be woaɖu."[g]
32 Yesu gblɔ na wo bena: Vavã,
vavã mele egblɔm na mi bena:
[i]Menye Mose ye na abolo, si tso
dziƒo la mi o, ke boŋ Fofonyee
na abolo vavã mi tso dziƒo. 33
Elabena Mawu ƒe abolo la enye
esi ɖi tso dziƒo va, eye wòna agbe
xexeame. 34 Tete wogblɔ nɛ be-
na: Aƒetɔ, na abolo sia mi ɖaa.
35 Yesu gblɔ na wo bena: Nyee
nye agbebolo la, amesi vaa gbɔ-
nye la, dɔ mele ewu ge akpɔ o;
eye amesi le dzinye xɔm le se-
sem la, tsikɔ mele ewu ge akpɔ
o." 36 Gake [o]megblɔe na mi be-
na, miekpɔm, eye miexɔm se o.
37 Nusianu, si Fofo la tsɔ nam
la, ava gbɔnye; eye amesi vaa
gbɔnye la, [p]nyemele eƒu ge gbe
akpɔ o. 38 Elabena meɖi tso dziƒo
va, menye bena mawɔ nye ŋutɔ
nye lɔlɔ̃nu o, negbe amesi dɔm
ɖa la ƒe lɔlɔ̃nu ko.[r] 39 Ke esia
enye amesi dɔm ɖa la ƒe lɔlɔ̃nu,
bena nusianu, si wòtsɔ nam la, ne
magabu ɖeke o, ke boŋ bena ma-
fɔe ɖe tsitre le nuwuwuŋkeke la
dzi.[t] 40 Elabena esiae nye Fofo-
nye la ƒe lɔlɔ̃nu, bena amesiame,
si le Via kpɔm, eye wòle edzi
xɔm le sesem la, akpɔ agbe ma-
vɔ, eye [u]nye la mafɔe ɖe tsitre
le nuwuwuŋkeke la dzi.

41 Tete Yudatɔwo li liʋiliʋi le
eŋuti; elabena egblɔ bena: Nyee
nye abolo, si ɖi tso dziƒo va. 42
Eye wogblɔ bena: Alo amesia la
menye Yesu, Yosef vi la, amesi
fofo kple dada míawo mienya lae
o ɖe? Azɔ aleke wɔ amesia le
gbɔgblɔm bena: Meɖi tso dziƒo
va mahã?[v] 43 Yesu ɖo ŋu gblɔ
na wo bena: Migali liʋiliʋi le mia
nɔewo dome o. 44 [y]Amea ɖeke
mate ŋu ava gbɔnye o, ne menye
Fofo, si dɔm ɖa lae hee vɛ o, eye
nye la mafɔe ɖe tsitre le nuwuwu-

[a] Yes. 54, 13; Yer. 31, 33. 34.
[b] Yoh. I. 3, 23.
[d] 2, 18.
[e] 1, 18.
[f] 3, 16.
[g] Mo. II. 16, 13. 14; Ps. 78, 24.
[h] kp. 35.
[i] kp. 31. 32; Kor. I. 10, 3. 5.
[k] kp. 49.
[l] Heb. 10, 5. 10.
[n] kp. 43; ta 4, 14; 7, 37.
[o] kp. 26. 29.
[p] 17, 6–8; Mat. 11, 28.
[r] 4, 34.
[s] 15, 4; Yoh. I. 3, 24.
[t] 10, 28. 29; 17, 12.
[u] 5, 29; 11, 24.
[v] Lu. 4, 22.
[y] kp. 65.

ŋkeke la dzi. 45 Woŋlɔ ɖe [a]nya-
gblɔɖilawo me bena: „Eye wo
katã woanye amesiwo Mawu fia
nu wo." Amesiame, si see le Fo-
foa gbɔ, eye wòsrɔ̃e la, ava gbɔ-
nye. 46 Menye bena, amea ɖee
kpɔ Fofo la kpɔ o, negbe amesi
tso Mawu gbɔ la, eyae kpɔ Fofo
la.[e] 47 Vavã, vavã mele egblɔm
na mi bena: Amesi xɔe se la, agbe
mavɔ le esi.[f] 48 Nyee nye agbe-
bolo la.[h] 49 Mia fofowo ɖu mana
le gbeadzi, eye woku.[i] 50 Esiae
nye abolo, si ɖi tso dziƒo va, be-
na ame naɖu eƒe ɖe, eye maku o.
51 Nyee nye agbebolo la, si ɖi
tso dziƒo va; ne amea ɖe ɖu abolo
sia ƒe ɖe la, anɔ agbe tegbete-
gbe; eye abolo, [l]si na ge mala ɖe
xexeame ƒe agbe ta la, enye nye
ŋutilã. 52 Azɔ Yudatɔwo he nya
le wo nɔewo dome gblɔ bena:
Aleke amesia ate ŋu ana eƒe ŋu-
tilã mí, be míaɖu mahã? 53 Tete
Yesu gblɔ na wo bena: Vavã, va-
vã mele egblɔm na mi bena: Ne
menye ɖe mieɖu Amegbetɔvi la
ƒe ŋutilã, eye mieno eƒe ʋu o la,
ekema agbea ɖeke manɔ mia me
o. 54 Amesi ɖua nye ŋutilã, eye
wònoa nye ʋu la, agbe mavɔ le
esi, eye nye la mafɔe ɖe tsitre
le nuwuwuŋkeke la dzi. 55 Ela-
bena nye ŋutilã enye nuɖuɖu va-
vã, eye nye ʋu enye nunono va-
vã. 56 Amesi ɖua nye ŋutilã, eye
wònoa nye ʋu la, [s]enɔa menye,
eye nye hã menɔa eme. 57 Si-
gbe alesi Fofo gbagbe la dɔm ɖa,
eye nye la mele agbe le Fofoa
ŋuti la, nenema ke amesi ɖuam
la, eya hã anɔ agbe le ŋutinye.
58 Esiae nye abolo, si ɖi tso dziƒo
va, menye abe esi fofoawo ɖu,
eye woku la ene o; amesi ɖu
abolo sia la, anɔ agbe tegbetegbe.
59 Nusiawo wògblɔ le ƒuƒoƒe la
me, le esime wòle nu fiam le Ka-
pernaum.

60 Azɔ eƒe nusrɔ̃lawo dome
ame geɖewo, esi wose esia la, wo-
gblɔ bena: Esia nye nya sesẽ;
ameka ate ŋu asee mahã? 61 Ke
esi Yesu nya le ye ŋutɔ ɖokui
me bena, eƒe nusrɔ̃lawo le liʋi-
liʋi lim le esia ŋuti la, egblɔ na
wo bena: Alo ɖe esia le nu ɖiam
na mi mahã? 62 Azɔ, ne miakpɔ
Amegbetɔvi la le dziƒo, afisi wò-

tso la, yim ḍe?[a] 63 Gbɔgbɔ la
gbɔa agbe, ŋutilã menyo na na-
neke o; nya, siwo megblɔ na mi
la, Gbɔgbɔ kple agbe wonye.[b] 64
Ke amea ḍewo le mia dome, si-
wo mexɔna sena o. Elabena Yesu
nya tso gɔmedzedzea me wo ame-
siwo mexɔ edzi se o kple amesi
[d]le eyome mɔ fia ge. 65 Eye wò-
gblɔ bena: Le esia ta megblɔ na
mi bena, amea ḍeke mate ŋu ava
gbɔnye o, ne menye ḍe wonae tso
Fofonye gbɔ o.[e] 66 Tso esia dzi
la eƒe nusrɔ̃lawo dome ame ge-
ḍewo de megbe, eye womegazɔna
kpakplii o.

Petro nu Yesu me.

67 Tete Yesu gblɔ na ame wuie-
veawo bena: Alo miawo hã ḍe
miele didim be, miadzo mahã?
68 Simon Petro ḍo ŋu nɛ bena:
Aƒetɔ, ameka gbɔ gõ miaɖu ayi
mahã? Agbe [h]mavɔ nyawo le asi-
wò. 69 Eye miexɔe se, eye mie-
dze sii bena, [i]wòe nye Kristo, Ma-
wu ƒe kɔkɔetɔ la. 70 Yesu xɔ
dzi na wo bena: Menye nyee tia
mi ame wuieve oa? Eye mia do-
metɔ ḍeka nye abosam! 71 Ke
egblɔ esia le Yuda, Simon Iska-
riot vi ŋuti, elabena eyae nye amesi
le eyome mɔ fia ge, eye wònye
ame wuieveawo dometɔ ḍeka.

Yesu yi agbado me-ŋkekenyuieḍuƒe.

7. Le nusiawo megbe la Yesu
tsa le [l]Galilea; elabena melõ
be, yeatsa le Yudea o, le esi Yuda-
tɔwo di be, yewoawui ta. 2 Ke
Yudatɔwo ƒe ŋkekenyuie, si nye
[p]agbadɔŋkekenyuie la ḍo. 3 Tete
la [r]nɔviawo gblɔ nɛ bena: Dzo
le afisia, eye nayi Yudea, bena
wò nusrɔ̃lawo hã nakpɔ wò dɔ-
wɔwɔ, siwo nèwɔna. 4 Elabena
amea ḍeke mewɔa naneke le ɣa-
ɣlaƒe, eye wòdina be, ye ŋutɔ yea-
dze le gaglãgbe o. Ne èwɔ esia-
wo la, ekema ḍe ḍokuiwò fia xe-
xeame. 5 Elabena nɔviawo ke
hã mexɔ edzi se o. 6 Yesu gblɔ
na wo bena: [v]Nye azãgbe la me-
ḍo haḍe o; ke miawo la miaƒe
azãgbe la ḍona ḍaa. 7 Xexeame
mate ŋu alé fu mi o; ke [y]nye la
eléa fum, elabena nye la meḍi
ḍase le eŋuti bena, eƒe dɔwɔwɔ-
wo võḍi. 8 Miawo la, miheyi ŋkeke-
nyuiea ḍuƒe; nye la nyemeyina
ŋkekenyuie sia ḍuƒe o; elabena
nye azãgbe la mede vɔ haḍe o.
9 Esi wògblɔ esiawo na wo la,
etsi Galilea. 10 Ke esi nɔviawo
yi ŋkekenyuiea ḍuƒe la, eya hã yi,
menye le gaglãgbe o, ke boŋ le
adza me. 11 Azɔ Yudatɔwo dii
le ŋkekenyuiea ḍuƒe, eye wogblɔ
bena: Afika ame ma le? 12 Eye
liɒiliɒilili sɔ gbɔ le amehawo do-
me le eŋuti; ḍewo gblɔ bena:
Ame nyui wònye; bubuwo gblɔ
bena: Ðabi, ke boŋ eflu ameha
la. 13 Gake la amea ḍeke me-
gblɔe le eŋuti kple dzideƒo o;
elabena wovõ Yudatɔwo.[f]
14 Ke esi ŋkekenyuie la ƒe afã
nu yi la, Yesu yi ḍe mawuƒe la
me, eye wòfia nu. 15 Eyaŋuti
Yudatɔwo tsi yaa gblɔ bena: Ale-
ke wɔ amesia nya agbalẽ, esi me-
srɔ̃ nu kpɔ o mahã![g] 16 Tete Yesu
ḍo ŋu na wo, eye wògblɔ bena:
Nye nufiafia la menye tonye o,
ke boŋ amesi dɔm ḍa la tɔe. 17
Ne amea ḍe le didim be, yeawɔ
eƒe lɔlõnu la, eya ladze sii le nu-
fiafia la ŋuti, nenye Mawu me wò-
tso, alo nye ŋutɔe le nu ƒom le
ḍokuinye ŋuti. 18 Amesi le nu
ƒom le ye ŋutɔ ḍokui ŋuti la, [k]dia
ye ŋutɔ ƒe kafukafu; ke amesi le
amesi dɔe ḍa la ƒe kafukafu dim
la, eyae nye nyateƒetɔ, eye nu
madzɔmadzɔ mele eyama me o.
19 Alo menye Mose ye na se la
mi oa, eye [m]mia dometɔa ḍeke
mewɔ se la dzi o; nukaŋuti [o]miele
didim be, miawum mahã? 20 Ame-
ha la ḍo ŋu bena: Gbɔgbɔ võ le
mewò; ameka le didim be, yeawu
wò mahã?[s] 21 Yesu ḍo ŋu, eye
wògblɔ na wo bena: Dɔ ḍeka ko
mewɔ, eye mi katã miaƒe mo wɔ
yaa.[t] 22 Mose tsɔ aɒatsotso na mi,
menye bena, etso Mose gbɔ o,
[u]ke boŋ fofoawo gbɔ wòtso, eye
le Sabat dzi la mietsoa aɒa na
ame. 23 Ne wotso aɒa na ame
le Sabat dzi, bena woagada Mose
ƒe sea dzi o la, nukaŋuti miele
dɔmedzoe dom ḍe ŋutinye, ela-
bena mena ame blibo la ƒe lãme
sẽ le Sabat dzi mahã? 24 Miga-
drɔ̃ ɒɔnu le dzedze nu o; ke boŋ
midrɔ̃ ɒɔnu dzɔdzɔe.
25 Tete Yerusalemtɔa ḍewo gblɔ
bena: Alo menye esiae nye ame-
si wodi be, yewoawu o mahã?[z]

a 3, 18.
b Kor. II. 3, 6.
d 13, 11.
e kp. 44.
f 3,22; 12,42; 19, 38.
g Mat. 13, 54.
h kp. 63.
i 1, 49; 11, 27; Mat. 16, 16.
k 5, 41. 44.
l 6, 1.
n Do. 7, 53.
o 5, 16. 18.
p Mo. III. 23. 34.
r 2, 12; Mat. 12, 46; Do. 1, 14.
s 8,48.52; 10,20.
t 5, 16.
u Mo. I. 17, 10 v. 12.
v 2, 4.
y 15, 18.
z kp. 19.

26 Eye kpɔ ɖa, ele nu ƒom faa, eye
womegblɔa nyaa ɖeke nɛ o. Ðe
dumegãwo dze sii vavã bena, ame-
siae nye Kristo la mahã? 27 Ke
amesia la mienya afisi wòtso; gake
ne Kristo ava la, amea ɖeke ma-
nya afisi wòtso o.[b] 28 Azɔ Yesu
do ɣli le mawuƒe la me hele nu
fiam, eye wòle gbɔgblɔm bena:
E, mienyam, eye mienya afisi me-
tso, eye nyemeva le nye ŋutɔ ɖo-
kuinye si o, ke nyateƒetɔa ɖe li,
amesi dɔm ɖa, amesi miawo mie-
nya o. 29 Nye la menyae, ela-
bena egbɔ metso, eye eyamae dɔm
ɖa.[g] 30 Tete wodi bena, yewoa-
lée, eye amea ɖeke medo asi ɖe
egbɔ o; elabena eƒe gaƒoƒo mede
haɖe o.[i] 31 Ke [k]ame geɖewo xɔ
edzi se le ameha la dome, eye
wogblɔ bena: Ne Kristo ava la,
ɖe wòawɔ dzesiwo awu esiawo,
siwo amesia wɔ la mahã? 32 Fa-
risitɔwo se alesi amewo le nu-
siawo ƒe liʋiliʋi lim le eŋuti. Eye
farisitɔwo kple nunɔlagãwo dɔ
atikplɔtɔwo ɖa, bene woaɖalée.
33 Tete Yesu gblɔ bena: Manɔ
anyi kpli mi ɣeyiɣi via ɖe ko,
eye magblẽ mi ɖi ayi amesi dɔm
ɖa la gbɔ.[o] 34 Miadim, eye mia-
kpɔm o, eye afisi nye la mele la,
miawo la miate ŋu ava o.[p] 35 Tete
Yudatɔwo gblɔ na wo nɔewo be-
na: Afika amesia le yiyi ge bena,
míate ŋu akpɔe oa? Ðe wòle
amesiwo kaka ɖe Helatɔwo dome
la gbɔ yi ge, eye wòafia nu Hela-
tɔwo mahã? 36 Nya ka ƒomevi
gɔ̃e nye esia, si wògblɔ bena:
Miadim, eye miakpɔm o, eye afisi
nye la mele la, miawo la miate
ŋu ava o mahã?

37 Ke le [s]ŋkeke mamletɔ, si
nye ŋkekenyuie gãtɔ dzi la, Yesu
le tsitre, eye wòdo ɣli gblɔ bena:
[t]Ne tsikɔ le amea ɖe wum la, ne-
va gbɔnye, eye wòano tsi. 38 Ame-
si xɔa dzinye sena, [u]abe alesi ŋɔ-
ŋlɔ la gblɔ ɖi ene bena: Agbe-
tsitɔsisisiwo le sisi ge atso eyama
ƒe dɔ me. 39 Ke egblɔ esia le
Gbɔgbɔ la ŋuti, esi amesiwo le
edzi xɔm le sesem la, laxɔ; ela-
bena Gbɔgbɔ la meli haɖe o, le
esi womekɔ Yesu ŋuti haɖe o la
ta.[y] 40 Esi ameha la dometɔa ɖe-
wo se nya siawo la, wogblɔ be-
na: [z]Vavã amesiae nye nyagblɔ-

[a] 1, 46.
[b] kp. 41.
[d] Sam. II. 7, 12; Mi. 5, 1; Mat. 2, 5. 6; 22, 42.
[e] 9, 16.
[f] kp. 30.
[g] Mat. 11, 27.
[h] Mat. 7, 28. 29.
[i] 8, 20; Lu. 22, 53.
[k] 8, 30.
[l] 8, 1. 2.
[n] Mo. V. 1, 16. 17.
[o] 13, 33.
[p] 8, 21.
[r] kp. 41.
[s] Mo. III. 23, 36.
[t] 4, 10.
[u] Yes. 44, 3; Yoel 3, 1.
[v] Mo. III. 20, 10.
[y] 16, 7.
[z] 6, 14; Mo. V. 18, 15.

ɖila la. 41 Bubuwo gblɔ bena:
Esiae nye Kristo la. Eye bubu-
wo hã gblɔ bena: [a]Ðe Kristo la
atso Galilea mahã? 42 Ðe ŋɔŋlɔ
la megblɔ bena: Kristo la ava atso
Dawid ƒe ƒome kple Betlexem-
kɔƒe, afisi Dawid nɔ la me o ma-
hã?[d] 43 Ale ameha la dome mã
le eyama ta.[e] 44 Ke wo dometɔa
ɖewo di be, yewoalée; gake amea
ɖeke medo asi ɖe egbɔ o.[f]

45 Tete atikplɔtɔwo va nunɔla-
gãwo kple farisitɔwo gbɔ; eye
woɔmawo gblɔ na wo bena: Nu-
kaŋuti miekplɔe vɛ o mahã? 46
Atikplɔtɔwo ɖo ŋu bena: Amea
ɖeke meƒo nu ale, abe alesi ame-
sia ƒo nui ene kpɔ o.[h] 47 Tete
farisitɔwo xɔ dzi na wo bena:
Alo ɖe wòflu miawo hã mahã?
48 Ðe amegãwo alo farisitɔwo
dometɔa ɖe xɔ edzi se mahã? 49
Negbe ameha sia, si mele se la
me nyam o la, koe le wo ŋuɖinu
wɔm. 50 Nikodemo, si nye wo
dometɔ ɖeka, amesi va egbɔ tsã
la, gblɔ na wo bena:[l] 51 Alo ɖe
[n]míaƒe se la drɔ̃a ʋɔnu ame, ne
menye ɖe woase ame la ƒe nume-
gbe gbã, eye wonya nusi wòwɔ
o mahã? 52 Woɖo ŋu gblɔ nɛ be-
na: Alo wò hã Galileatɔ nènye
mahã? Dzro me, eye nakpɔ be-
na, nyagblɔɖilaa ɖeke metsi tre
tso Galilea kpɔ o.[r] 53 Eye ame-
siame yi eƒe me.

Nyɔnu ahasitɔ la.

8. Ke Yesu dzo yi Amito la dzi.
2 Eye le ŋdikanya la egava
mawuƒe la me, eye ameha la ka-
tã va egbɔ, eye esi wòbɔbɔ nɔ
anyi la, efia nu wo. 3 Eye agba-
lẽfialawo kple farisitɔwo kplɔ
nyɔnua ɖe, si wolé le ahasiwɔwɔ
me la, va egbɔ, eye wotsɔe ɖo
titina 4 hegblɔ nɛ bena: Nufiala,
wolé nyɔnu sia le ahasiwɔwɔ me
ke. 5 Eye Mose ɖe se na mi le
se la me bena, woaƒu kpe ame-
sia tɔgbe; azɔ wò la, aleke gblɔm
nèle le eŋuti mahã?[v] 6 Ke wo-
gblɔ esia hele etem kpɔ, bena
yewoakpɔ nyaa ɖe atso enu. Eye
Yesu do dɔgɔ̃e, eye wòtsɔ asibi-
ɖe ŋlɔ nu ɖe anyigba. 7 Eye esi
wogale ebiabia dzi la, efɔ kɔ te,
eye wògblɔ na wo bena: Amesi
ke nuvɔ̃ mele eŋuti le mia dome

o la, netre kpe la fɔfɔ fui. 8 Eye
wògado dɔgɔ̃e hetsɔ efe asibide
ŋlɔ nu ḍe anyigba. 9 Eye esi wo-
see la, [b]wofe dzi tsi nya na wo,
eye wodo go ḍekaḍeka hedze egɔ-
me tso xoxoawo dzi vaseḍe de-
vitɔwo dzi, eye wogblẽ Yesu ḍe-
ka ḍi kple nyɔnu la le afisi wòle
la, le titina. 10 Eye esi Yesu fɔ
kɔ te, eye mekpɔ amea ḍeke o
negbe nyɔnua ko la, egblɔ nɛ be-
na: Nyɔnu, afika amesiwo le nu-
wò tsom la le? Ɖe amea ḍeke
mebu fɔ wò o mahã? 11 Eye wò-
gblɔ bena: Amea ḍeke o, Afetɔ.
Ke Yesu gblɔ nɛ bena: Ekema
nye hã nyemebu fɔ wò o; heyi,
eye tso esia dzi la [f]megawɔ nu-
vɔ̃ o.

### Yesu enye xexeame fe kekeli.

12 Azɔ Yesu gafo nu na wo gblɔ
bena: [g]Nyee nye xexeame fe ke-
keli la; amesi ke dzea yonyeme
la, mele viviti la me zɔ ge akpɔ
o, ke boŋ agbe la fe kekeli anɔ
esi. 13 Tete farisitɔwo gblɔ nɛ
bena: Wò ŋutɔ ḍokuiwò ŋuti nèle
ḍase ḍim le, wò ḍaseḍiḍi la me-
nye nyatefe o. 14 Yesu ḍo ŋu
gblɔ na wo bena: [i]Nye la, ne me-
ḍi ḍase le nye ŋutɔ ḍokuinye
ŋuti hã la, nye ḍaseḍiḍi la nye
nyatefe; elabena menya afisi me-
tso va kple afisi meyina; mia-
wo la mienya afisi metso va alo
afisi meyina o. 15 Miawo la ŋu-
tilã nu miedrɔ̃a ʋɔnu ḍo, nye la
nyemedrɔ̃a ʋɔnu amea ḍeke o.
16 Gake ne nye la medrɔ̃ ʋɔnu
la, ele nyatefe nu, [n]elabena me-
nye nye ḍekae li o, ke boŋ mia
kple amesi dɔm ḍa lae. 17 Eye
woŋlɔ ḍe miafe se la me hã be-
na, ame eve fe ḍaseḍiḍi le nya-
tefe nu.[p] 18 Nyee nye amesi le
ḍase ḍim le ḍokuinye ŋuti, eye
Fofo, si dɔm ḍa la, ḍia ḍase le
ŋutinye. 19 Tete wogblɔ nɛ be-
na: Afika fofowò la le? Yesu ḍo
ŋu bena: Mienya mia kple Fofo-
nye o. Ɖe mienyam la, mianya
Fofonye hã.[t] 20 Egblɔ nya siawo
le nunyuiedzraḍofe la, esi wòle
nu fiam le mawufe la me; eye
amea ḍeke meléé o, elabena efe
gafofo mede haḍe o.[v]
21 Azɔ egagblɔ na wo bena: Nye
la mele dzodzo ge, eye miadim, eye
miaku ḍe miafe nuvɔ̃ la me; afisi
nye la meyina la, miawo la miate
ŋu ava o.[a] 22 Tete Yudatɔwo gblɔ
bena: Ɖe wòyina eḍokui wu ge,
esi wògblɔ bena: Afisi nye la me-
yina la, miawo la miate ŋu ava
o mahã?[d] 23 Eye wògblɔ na wo
bena: Miawo la anyigba mietso,
ke nye la dzifo metso; miawo la
xexe sia me mietso, nye la nye-
metso xexe sia me o.[e] 24 Eyata
megblɔ na mi bena, miaku ḍe miafe
nuvɔ̃wo me; elabena ne miexɔe
se bena, nyee nye esi o la, mia-
ku ḍe miafe nuvɔ̃wo me. 25 Tete
wogblɔ nɛ bena: Wò la ameka
nènye? Yesu gblɔ na wo bena:
Nusi megblɔ na mi tso gɔmedze-
dzea me ke lae. 26 Nu geḍewo
le asinye, be magblɔ, eye madrɔ̃
ʋɔnu le mia ŋuti; ke amesi dɔm
ḍa la, enye nyatefetɔ, eye nusi-
wo nye hã mese le egbɔ la, nu
mawo ke megblɔna na xexeame.
27 Womenyae bena, efo nu na wo
le Fofo la ŋuti o. 28 Yesu gblɔ
na wo bena: [h]Ne miekɔ Amegbe-
tɔvi la ḍe dzi la, ekema miadze
sii bena, nyee; eye bena nyeme-
wɔa naneke le ḍokuinye si o, ke
boŋ abe alesi Fofonye fiam ene
la, nu mawo ke megblɔna. 29 Eye
amesi dɔm ḍa la, li kplim, eye
[k]megblẽ nye ḍeka ḍi o; elabena
nye la mewɔa nusi dzea eŋu ḍaa.
30 Esi wògblɔ esiawo la, ame ge-
ḍewo xɔ edzi se.[l]
31 Tete Yesu gblɔ na Yudatɔ,
siwo xɔ edzi se la bena: Ne mie-
nɔ nye nya la me la, ekema nye
nusrɔ̃la vavãwo mienye,[o] 32 eye
miadze si nyatefe la, eye nyatefe
la lawɔ mi ablɔḍeviwoe. 33 Wo-
ḍo ŋu nɛ bena: Abraham fomea-
wo mienye, eye mienye amea ḍe-
ke fe kluvi kpɔ o; aleke wɔ nè-
gblɔ bena: Miazu ablɔḍeviwo ma-
hã?[r] 34 Yesu ḍo ŋu na wo bena:
Vavã, vavã mele egblɔm na mi
bena: Amesiame, si le nuvɔ̃ wɔm
la, nuvɔ̃ fe kluvi wònye.[s] 35 Ke
kluvi menɔa afe me ḍaa o, afevi
la nɔa anyi ḍaa. 36 Eyata ne Vi
la wɔ mi ablɔḍeviwo la, ekema
mianye ablɔḍeviwo vavã.[u] 37 Me-
nyae bena, Abraham fomeawo mie-
nye; gake miedi be, yewoawum,
elabena nye nya la mexɔ dzi na
mi o. 38 Nye la nusiwo ke mekpɔ
le Fofonye gbɔ la, eya megblɔna,

a 7, 34; 13, 33.
b Ro. 2, 22.
d 7, 35.
e 3, 31.
f 5, 14.
g Yes. 49, 6; ta 1, 5. 9.
h 3, 14; 12, 32.
i 5, 31.
k kp. 16.
l 7, 31.
n kp. 29.
o 15, 14.
p Mo. V. 19, 15.
r Mat. 3, 9.
s Ro. 6, 16. 20; Yoh. 1. 3, 8.
t 14, 7.
u Ro. 6, 18. 22.
v 7, 30; Lu. 22, 53.

eye miawo hã nusiwo miese tso
mia fofo gbɔ la, eya miewɔna.
39 Woxɔ dzi gblɔ nɛ bena: Mia
fofoe nye Abraham. Yesu gblɔ
na wo bena: Ðe Abraham viwo
mienye la, ne miawɔ Abraham ƒe
dɔwɔwɔwo. 40 Ke azɔ la miedi
be, yewoawum, nye amesi gblɔ
nyateƒe, si mese tso Mawu gbɔ la,
na mi; Abraham mewɔ esia o.
41 Miele mia fofo la ƒe nuwɔna-
wo wɔm. Wogblɔ nɛ bena: Mia-
wo la menye ahasiviwo mienye o; [a] 7, 28.
fofo ɖekae li na mi, eyae nye Ma-
wu. 42 Yesu gblɔ na wo bena:
Ðe Mawu nye mia Fofo la, ne
mialɔ̃m, elabena nye la medo go
tso Mawu me va; elabena menye
ɖokuinye si meva le o, ke boŋ
eyae dɔm ɖa. 43 Nukaŋuti miele
si dzem nye nuƒoƒo oa? Elabe-
na miate ŋu ase nye nya la o.
44 [b]Miawo la mietso fofo, si nye [b] Yoh. I. 3, 8-10.
Abosam la me, eye mia fofo ƒe
nudzodzrowo miedina be, miawɔ.[d] [d] Mo. I. 3, 4.
Eya la amewula wònye tso gɔ-
medzedzea me, [e]eye mele tsitre [e] Pet. II. 2. 4.
ɖe nyateƒe la me o, elabena nya- [f] 10, 31.
teƒe mele eyama me o. Ne ele
aʋatso kam la, eƒoa nu tso eya
ŋutɔ ɖokui me, elabena aʋatso-
kala kple aʋatsokafofo wònye.
45 Ke nye la, le esi mele nya-
teƒe gblɔm ta la, miele dzinye
xɔm le sesem o. 46 [g]Ameka le [g] Kor. II. 5, 21; Pet. I. 2, 22.
mia dome ali nuvɔ̃ ɖe dzinye ma-
hã? Ne megblɔ nyateƒe la, nu-
kaŋuti miexɔm se o mahã? 47
Amesi [h]tso Mawu me la, sea Ma- [h] 18, 37.
wu ƒe nyawo; miawo la miele wo [i] Lu. 13, 2.
sem o, le esi mietso Mawu me o
la ta.
48 Yudatɔwo xɔ dzi gblɔ nɛ be- [k] 11, 4.
na: Ðe miegblɔe ɖe eteƒe bena,
Samariatɔ nènye, eye [l]gbɔgbɔ vɔ̃ [l] 7, 20.
le mewò o mahã? 49 Yesu ɖo
ŋu bena: Nye la gbɔgbɔ vɔ̃ mele
menye o; ke mele Fofonye bum, [n] 5, 17.
eye miawo miele vlo domem. 50
Ke nye la nyemedia nye kafu- [o] 8, 12.
kafu o; amea ɖe li, si le edim,
eye wòle ʋɔnu drɔ̃m.[p] 51 Vavã, [p] 5, 41.
vavã mele egblɔm na mi bena:
Ne amea ɖe dzra nye nya ɖo la, [r] Mar. 8, 23.
mele ku kpɔ ge akpɔ o vaseɖe
mavɔmavɔ me.[s] 52 Yudatɔwo gblɔ [s] 6, 40. 47.
nɛ bena: Azɔ ko miedze sii be-
na, gbɔgbɔ vɔ̃ le mewò. Abra-
ham ku, nyagblɔɖilawo hã ku, eye
wòa nèle gbɔgblɔm bena: Ne amea
ɖe dzra nye nya ɖo la, mele ku
ɖɔ ge akpɔ o vaseɖe mavɔmavɔ
me mahã? 53 Ðe wòa nèwu mia
fofo Abraham, si ku la, mahã?
Eye nyagblɔɖilawo hã ku! Ame-
ka nèle ɖokuiwò bumii mahã?
54 Yesu ɖo ŋu bena: Nenye ɖe
mekafu ɖokuinye la, ekema nye
kafukafu la menye naneke o; Fo-
fonye li, amesi miawo miele gbɔ-
gblɔm bena, enye miaƒe Mawu la,
eyae le kafuyem. 55 Eye [m]mie-
nyae o, gake nye la menyae, eye
ne megblɔ bena, nyemenyae o la,
ekema manye aʋatsokala abe
miawo ke ene; gake menyae, eye
medzra eƒe nya la ɖo. 56 Mia
fofo Abraham dzɔ dzi be, yeakpɔ
nye ŋkeke la, eye wòkpɔe, eye
wòkpɔ dzidzɔ. 57 Tete Yudatɔ-
wo gblɔ nɛ bena: Mèxɔ ƒe blaatɔ̃
haɖe o, eye nèkpɔ Abraham ma-
hã? 58 Yesu gblɔ na wo bena:
Vavã, vavã mele egblɔm na mi
bena: Hafi Abraham nava dzɔ la,
nyeama meli xoxo. 59 Tete [f]wofɔ
kpewo, be yewoaƒui; ke Yesu ɣla
eɖokui, eye wòdo go le mawuƒe
la me.

Yesu yɔ ɖo amea ɖe, si nye ŋkuagbãtɔ tso eƒe dzidzime ke la, le Sabat dzi.

9. Eye esi wòle eme tsom ɣina
la, ekpɔ amea ɖe, si nye ŋkua-
gbãtɔ tso eƒe dzidzi me ke. 2 Eye
eƒe nusrɔ̃lawo biae bena: Rabi,
ameka wɔ nuvɔ̃, amesia loo, alo
eƒe dzilawo bena, wodzii ŋkugba-
gbãe mahã?[i] 3 Yesu ɖo ŋu be-
na: Menye amesia alo eƒe dzila-
woe wɔ nuvɔ̃ o, ke boŋ bena
woaɖe [k]Mawu ƒe dɔwɔwɔwo ɖe
go afia le eyama me. 4 Ele nam
bena, mawɔ amesi dɔm ɖa la ƒe
dɔwɔwɔwo, zi alesi ŋkeke li; zã
gbɔna dodo ge, le esi me amea
ɖeke mate ŋu awɔ dɔ o.[n] 5 Esi
mele xexeame la, xexeame ƒe ke-
keli menye.[o] 6 Esi wògblɔ esia-
wo la, eɖe ta ɖe anyigba, eye
wòtsɔ ta la henyã anyi, eye wò-
tsɔ anyi la hesisi ɖe eƒe ŋkuwo
dzi;[r] 7 eye wògblɔ nɛ bena: Yi,
nale tsi le Siloa-ta la me (si gɔ-
me enye wodɔe ɖa). Tete wòyi
ɖale tsi la, eye wòva le nu kpɔm.
8 Eyata eƒe aƒelikawo kple ame-
siwo kpɔe tsã bena, nubiala wò-

nye la, gblɔ bena: Ɖe menye ame-
sia nɔ anyi henɔa nu biam la o
mahã? 9 Bubuwo gblɔ bena: Eyae;
ɖewo hã gblɔ bena: Ɖabi, ke boŋ
ɖe wòɖii; eya ŋutɔ gblɔ bena:
Nyee. 10 Eyaŋuti wogblɔ nɛ be-
na: Ekema aleke wɔ wò ŋkuwo
ʋu mahã? 11 Eɖo ŋu bena: Amesi
woyɔna be Yesu la, eyae nyā
anyi, eye wòtsɔe sisi ɖe nye ŋku-
wo dzi, eye wògblɔ nam bena:
Yi Siloa me nale tsi; ale meyi
ɖale tsi, eye mekpɔ nu. 12 Wo-
gblɔ nɛ bena: Afika eyama le?
Egblɔ bena: Nyemenyae o.

**Farisitɔwo dzro nukudɔwɔwo la me.**

13 Wokplɔ amesi ƒe ŋku gbã tsã
la yi ɖe farisitɔwo gbɔ. 14 Ke
gbesigbe Yesu nyã anyi heʋu eƒe
ŋkuwo la, enye Sabat-ŋkeke.[b] 15
Tete farisitɔwo hã gabiae, alesi
wòwɔ hafi kpɔ nu. Eye wògblɔ na
wo bena: Anyi wòtsɔ heɖo nye
ŋkuwo dzi, eye mele tsi, eye mele
nu kpɔm. 16 Tete farisitɔwo do-
me ɖewo gblɔ bena: Amesia la
menye Mawu gbɔ wòtso o, ela-
bena medzra Sabat la ɖo o. Bu-
buwo gblɔ bena: [e]Aleke nuvɔ̃wɔla
ate ŋu awɔ dzesi siawo tɔgbe
mahã? [f]Eye mamã ɖo wo dome.
17 Azɔ wogagblɔ na ŋkuagbãtɔ
la bena: Wò la, esi wòʋu ŋkuwo
na wò la, aleke gblɔm nèle le
eŋuti mahã? Eye wògblɔ bena:
Nyagblɔɖila wònye. 18 Ke Yuda-
tɔwo mexɔe se le eŋuti bena, ŋkua-
gbãtɔ wònye tsã hele nu kpɔm
o, vaseɖe esime woyɔ amesi gale
nu kpɔm la, ƒe dzilawo vɛ. 19 Eye
wobia wo bena: Ɖe esia nye mía-
ƒe vi, si miegblɔ bena, ŋkugba-
gbã wodzii mahã? Aleke wɔ wòle
nu kpɔm azɔ mahã? 20 Eƒe dzi-
lawo ɖo ŋu gblo bena: Míenyae
bena, amesia mía vi wònye, eye
ŋkugbagbã wodzii; 21 ke alesi
wɔ wòle nu kpɔm azɔ la, míe-
nyae o, alo amesi ʋu ŋkuwo nɛ
la, míenyae o; mibia eya ŋutɔ,
etsi, aƒo nu le eɖokui ŋuti. 22 Esia-
wo eƒe dzilawo gblɔ, [k]elabena wo-
vɔ̃ Yudatɔwo; elabena Yudatɔwo
ɖo ɖe anyi xoxoxo bena, ne amea
ɖe katse ʋu eyama me bena,
Kristo wònye la, ekema [m]yewoa-
ɖee le yewoƒe ha me. 23 Le esia
ta eƒe dzilawo gblɔ bena: Etsi,
mibia eya ŋutɔ.

[a] Yos. 7, 19.
[b] 5, 9.
[d] Yes. 1, 15; Lod. 15, 29.
[e] kp. 31. 33.
[f] 7, 43.
[g] kp. 16.
[h] kp. 2.
[i] 4, 26.
[k] 7, 13.
[l] Mat. 13, 11-15.
[m] 12, 42.

24 Ale wogayɔ amesi ƒe ŋkuwo
gbã tsã la zi evelia, eye wogblɔ
nɛ bena: [a]Tsɔ kafukafu na Ma-
wu, míawo míenyae bena, ame-
sia la nuvɔ̃wɔla wònye. 25 Tete
eyama xɔ dzi bena: Nenye nu-
vɔ̃wɔla wònye la, nyemenyɛ o, nu
ɖeka ko menya bena, ŋkuagbãtɔ
menye tsã, azɔ mele nu kpɔm.
26 Eye wogagblɔ nɛ bena: Nuka
wòwɔ na wòa? Aleke wòʋu ŋkui
na wò mahã? 27 Eɖo ŋu na wo
bena: Megblɔe na mi xoxo, eye
miesee o; nukaŋuti miele didim
bena, miagasee mahã? Ɖe mía-
wo hã miele didim bena, míazu
eƒe nusrɔ̃lawo mahã? 28 Eye wo-
dzui gblɔ bena: Wòe nye eyama
ƒe nusrɔ̃la, ke míawo la Mose ƒe
nusrɔ̃lawo míenye. 29 Míenya
bena, Mawu ƒo nu kple Mose; ke
amesia la míenya afisi wòtso o.
30 Ame la xɔ dzi gblɔ na wo be-
na: Esia mee wòwɔ nuku le be-
na, mienya afisi wòtso o, eye wò-
ʋu nye ŋkuwo. 31 Míenya bena,
[d]Mawu meɖoa to nuvɔ̃wɔlawo o,
ke boŋ ne amea ɖe vɔ̃a Mawu,
eye wòwɔa eƒe lɔlɔ̃nu la, eyae
wòɖoa toe. 32 Tso xexemedzɔ-
gbe taa la womese kpɔ bena, amea
ɖe ʋu ŋkuwo na amesi wodzi
ŋkugbagbã o. 33 Ɖe amesia me-
tso Mawu gbɔ o la, ne mate ŋu
awɔ naneke o.[g] 34 Woxɔ dzi gblɔ
nɛ bena: Nuvɔ̃ me pete wodzi
wò ɖo, eye wòa nèle nu fiam mí
mahã? Eye wonyãe do goe.[h]

**Yesu wu gbedada na ŋkuagbãtɔ la nu.**

35 Yesu se bena, wonyãe do
goe, eye esi wòkpɔe la, egblɔ be-
na: Ele Mawuvi la dzi xɔm le se-
sem mahã? 36 Eɖo ŋu nɛ gblɔ
bena: Aƒetɔ, amekae nye esi, be-
na maxɔ edzi ase mahã? 37 Yesu
gblɔ nɛ bena: Amesi nèkpɔ kple
amesi le nu ƒom kpli wò la, eyae.[i]
38 Ke egblɔ bena: Aƒetɔ, mexɔe
se; eye wòdze klo de ta agu nɛ.
39 Eye Yesu gblɔ bena: Nye la
ʋɔnudɔdrɔ̃ ta meva xexe sia me
ɖo, bena amesiwo mele nu kpɔm
o la, ne woakpɔ nu, eye amesiwo
le nu kpɔm la, ne woazu ŋkua-
gbãtɔwo.[l] 40 Eye farisitɔ, siwo
le eŋuti la see, eye wogblɔ nɛ
bena: Ɖe míawo hã míenye ŋkua-
gbãtɔwo mahã? 41 Yesu gblɔ na
wo bena: Ɖe mienye ŋkuagbãtɔ-

wo la, ne nuvɔ̃ mele mia ŋu o;
ke azɔ la miele gbɔgblɔm bena:
Miele nu kpɔm; eyata miaƒe nu-
vɔ̃ la tsi anyi.[a]

**Alẽkplɔla nyui la kple eƒe alẽwo.**

**10.** Vavã, vavã mele egblɔm na
mi bena: Amesi metoa agboa
nu heyina ɖe alẽxɔa me o, ke wò-
yi ɖaliaa afi bubu gena ɖe eme
la, eya nye fiafitɔ kple adzodala.
2 Ke amesi toa agboa nu heyina
ɖe eme la, alẽwo ƒe kplɔla wò-
nye. 3 Eya la agbonudzɔla ʋu-
na nɛ, eye alẽawo sea eyama ƒe
gbe, eye wòyɔa ye ŋutɔ ƒe alẽwo
kple ŋkɔ, eye wòkplɔa wo doa
goe. 4 Ne eɖe ye ŋutɔ tɔwo katã
do go la, edzea ŋgɔ na wo, eye
alẽawo dzea eyome, elabena wo-
dzea si eƒe gbe. 5 Ke womele
ame tutɔ yome dze ge o, ke boŋ
woasi le egbɔ, elabena womedzea
si ame tutɔwo ƒe gbe o. 6 Lo sia
Yesu do na wo; ke ame mawo
mese nusiwo wògblɔ na wo la gɔ-
me o. 7 Azɔ Yesu gblɔ na wo
bena: Vavã, vavã mele egblɔm na
mi bena: Nyee nye agbo na alẽa-
wo. 8 Ame geɖe alesi tre vava
nam la, wo katã fiafitɔwo kple
adzodalawo wonye; ke alẽawo
meɖoa to woamawo o.[g] 9 Nyee
nye agbo la; ne amea ɖe to me-
nye yi ɖe eme la, akpɔ ɖeɖe, eye
wòayi ɖe eme agado go, eye
wòakpɔ nyiƒe. 10 Fiafi la mevana
o, ne menye le fififi kple wuwu
kpakple gbegblẽ ta o. 11 Nye la
meva, bena woakpɔ agbe kple
agbɔsɔsɔ.[i]
12 Nyee nye [l]alẽkplɔla nyui la,
alẽkplɔla nyui la tsɔa eƒe [n]agbe
ɖoa anyi ɖe alẽawo ta. Eye amesi
nye agbatedɔwɔla, eye menye alẽ-
kplɔla o, amesi alẽawo menye eya
ŋutɔ tɔ o la, kpɔa amegãxi gbɔna,
eye wògblẽa alẽawo ɖi, eye wò-
sina, eye amegãxi la léa alẽawo,
eye wòka wo gbẽ; 13 esina, ela-
bena agbatedɔwɔla wònye, eye
meléa be na alẽawo o. 14 Nyee
nye alẽkplɔla nyui la; [r]eye menya
tɔnyewo, eye tɔnyewo hã nyam;
15 sigbe [s]alesi Fofo la nyam, eye
nye hã menya Fofo la ene, eye
metsɔ nye agbe ɖo anyi ɖe alẽa-
wo ta. 16 Eye [t]alẽ bubuwo le asi-
nye, siwo metso alẽxɔ sia me o,

[a] Lod. 26, 12.
[b] 5, 26.
[d] 7, 43; 9, 16.
[e] 7, 20.
[f] Do. 3, 11.
[g] Yer. 23, 1. 2.
[h] 5, 36.
[i] Ps. 23, 1.
[k] 8, 45.
[l] Yes. 40, 11; Xez. 34, 11-23; ta 37, 24.
[n] 15, 13.
[o] kp. 3. 4; 8, 47.
[p] 8, 59.
[r] Tim. II. 2, 19.
[s] Mat. 11, 27.
[t] 11, 52.

eye ele nam be, makplɔ woawo
hã, eye woase nye gbe, eye woa-
zu alẽha ɖeka kple alẽkplɔla ɖe-
ka. 17 Le esia ta Fofo la lɔ̃am
ɖo; elabena nye la metsɔ nye
agbe ɖo anyi, bena magaxɔe. 18
Amea ɖeke mexɔe le asinye o, ke
nye ŋutɔe tsɔe ɖo anyi le ɖo-
kuinye si; [b]ŋusẽ le asinye, be ma-
tsɔe ɖo anyi, eye ŋusẽ le asinye,
be magatsɔe. Nenem se sia la
mexɔa tso Fofonye gbɔ.
19 Tete mamã gaɖo Yudatɔwo
dome le nya siawo ta.[d] 20 Eye
wo dome ame geɖewo gblɔ bena:
Gbɔgbɔ vɔ̃ le eme, eye eƒe tame
da; nukaŋuti miele to ɖomi ma-
hã?[e] 21 Bubuwo gblɔ bena: Ne-
nem nya siawo la menye amesi
me gbɔgbɔ vɔ̃ le la, ƒe nyawo o.
Ɖe gbɔgbɔ vɔ̃ ate ŋu aʋu ŋku-
wo na ŋkuagbãtɔwo mahã?

**Yesu ƒe nyagbɔgblɔ le gbedoxɔ ŋu kɔƒe.**

22 Eye mawuxɔ ƒe ɖoɖoɖoŋkeke-
nyuie ɖo le Yerusalem, eye wò-
nye vuvɔŋɔli; 23 eye Yesu le tsa
dim le mawuƒea le [f]Salomo ƒe
akpata la me. 24 Tete la Yuda-
tɔwo va ƒo xlãe, eye wogblɔ nɛ
bena: Xekaɣi dzi nana miaƒe lu-
ʋɔ natsi dzodzodzoe ase ɖo mahã?
Nenye wòe nye Kristo la, gblɔe
na mi faa. 25 Yesu ɖo ŋu na wo
bena: Megblɔe na mi, eye mie-
xɔe se o; [h]ɖɔ, siwo wɔm mele le
Fofonye ƒe ŋkɔa dzi la, woawo
le ɖase dim le ŋutinye. 26 Ke
miawo miele exɔm le sesem o:
elabena miawo mienye nye alẽwo
dometɔwo o, abe alesi megblɔ na
mi ene.[k] 27 Nye alẽwo sea nye
gbe, eye nye la menya wo, eye
wodzea yonyeme;[o] 28 eye nye la
mena agbe mavɔ wo, eye womele
tsɔtsrɔ̃ ge akpɔ o, eye amea ɖe-
ke mele woamawo xɔ ge sesẽ le
asinye o. 29 Fofonye, si tsɔ wo
nam la, eya ƒo nuwo katã ta, eye
amea ɖeke mate ŋu axɔ wo sesẽ
le Fofonye si me o. 30 Mia kple
Fofonye la ɖekae miele.
31 Tete la Yudatɔwo [p]gafɔ kpe-
wo, bena yewoafui. 32 Yesu ɖo
ŋu na wo bena: Dɔwɔwɔ nyui ge-
ɖewo mefia mi tso Fofonye gbɔ;
dɔwɔwɔwo dome ka ta miele kpe
fɔ ge afum ɖo mahã? 33 Yuda-
tɔwo ɖo ŋu nɛ bena: Menye dɔ-
wɔwɔ nyuiwo ŋuti miele kpe ƒu

ge wò ḍo o, ke boŋ le busubɔbɔ ŋuti; elabena ame nènye, eye nèwɔ ḍokuiwò Mawui.[a] 34 Yesu xɔ dzi na wo bena: Alo [b]womeŋlɔ ḍe miaƒe se la me o bena: „Mebena: mawuwo mienye“ mahã? 35 Ne eyɔ amesiwo ta mawunya va ḍo la be mawuwo la, womate ŋu ada ŋɔŋlɔ la dzi o; 36 amesi Fofo la wɔ kɔkɔe, eye wòḍɔ ḍo ḍe xexea me la, eyama ŋuti miawo miele gbɔgblɔm le bena: Ebɔ busu, esi mebena: Mawuvi menye mahã?[g] 37 Ne nyemele Fofonye ƒe dɔwɔwɔwo wɔm o la, ekema migaxɔ dzinye se o. 38 Ke ne mele wo wɔm la, ne miexɔ dzinye se o hã la, mixɔ dɔwɔwɔwo dzi se, bena miadze sii, eye miase egɔme bena, Fofo la le menye, eye nye hã mele Fofo la me. 39 Tete wogadi bena, yewoalée, ke edo le wo si me heyi.[h]

40 Eye wògadzo yi ḍe Yordan godo, [i]afisi Yohanes de mawutsi ta na amewo le gbã, eye wònɔ afima. 41 Eye ame geḍewo va egbɔ, eye wogblɔ bena: Yohanes mewɔ dzesia ḍeke o, gake nusiwo katã Yohanes gblɔ le amesia ŋuti la, wonye nyateƒe. 42 Eye ame geḍewo xɔ edzi se le afima.

Yesu fɔ Lazaro ḍe tsitre tso ame kukuwo dome.

11. Eye amea ḍe le dɔ lém, eŋkɔe nye Lazaro tso Betania, si nye [k]Maria kple nɔvianyɔnu Marta ƒe kɔƒe la. 2 Eye eya enye Maria, si tsɔ ami ʋeʋĕe si na Aƒetɔ la, eye wòtutu eƒe afɔwo ŋuti kple eƒe taḍa, amesia ƒe nɔviŋutsu enye Lazaro, si le dɔ lém la.[l] 3 Eyaŋuti nɔvianyɔnuawo dɔ ame ḍo ḍe egbɔ hegblɔ bena: Aƒetɔ, kpɔ ḍa, amesi mèlɔ̃a nu egbɔ o la, le dɔ lém. 4 Eye esi Yesu see la, egblɔ bena: Dɔ sia menye kudɔe o, ke boŋ [o]hena Mawu ƒe ŋutikɔkɔe, bena woakɔ Mawuvi la ŋuti to eyama me. 5 Eye Yesu lɔ̃a Marta kple nɔvianyɔnua kpakple Lazaro. 6 Eye esi wòse bena, ele dɔ lém la, etsi afisi wòle la xɔ ŋkeke eve. 7 Esia megbe la egblɔ na nusrɔ̃lawo bena: Mina, ne míagayi ḍe Yudea. 8 Nusrɔ̃lawo gblɔ nɛ bena: Rabi, [s]nyitsɔ laa Yudatɔwo di be, yewoafu kpe wò, eye négale afima yi gea?

a 5, 18; Mat. 26, 65.
b Ps. 82, 6.
d 9, 4. 5.
e 12, 35.
f Mat. 9, 24.
g 5, 17—20.
h 8,59; Lu. 4,30.
i 1, 28.
k Lu. 10, 38. 39.
l 12, 3.
n 5,29; 6,40; Lu. 14, 14.
o 9, 3.
p 8, 51.
r 6, 69.
s 8, 59; 10, 31.

9 Yesu ḍo ŋu bena: Alo menye gaƒoƒo wuievee le ŋkeke ḍeka me oa? Ne amea ḍe zɔ le ŋkeke me la, meklia nu o, elabena ele xexe sia me ƒe kekeli la kpɔm.[d] 10 Ke ne amea ḍe zɔ zã la, eklia nu, elabena kekeli la mele eyama me o.[e] 11 Esiawo wògblɔ, eye le esia megbe la egblɔ na wo bena: Mia xɔlɔ̃ Lazaro [f]le alɔ̃ dɔm; gake la meyina, bena maḍanyɔe atso alɔ̃ me. 12 Tete nusrɔ̃lawo gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, ne ele alɔ̃ dɔm la, ekema eƒe lãme asẽ. 13 Ke Yesu ƒo nu le eƒe ku ŋuti; ke woa wobu xa bena, eƒo nu le alɔ̃dɔdɔ ŋutɔ ŋuti. 14 Azɔ Yesu ʋu me na wo faa bena: Lazaro ku. 15 Eye dzi dzɔm le mia ta bena, nyemele afima o, be miaxɔ ase; ke mina, ne míayi ḍe egbɔ. 16 Tete Toma, si woyɔna be Venɔvi la, gblɔ na nɔvia nusrɔ̃lawo bena: Mina, ne miawo hã míayi, bena miaku kpakplii.

17 Azɔ esi Yesu de la, ekpɔ bena, exɔ ŋkeke ene xoxo le yɔdoa me. 18 Ke Betania te ḍe Yerusalem ŋu, eƒe didime anɔ stadio wuiatɔ̃; 19 eye Yudatɔwo dome ame geḍewo va Marta kple Maria gbɔ, bena yewoafa akɔ na wo le wo nɔvi la ŋuti. 20 Ke esi Marta se bena, Yesu gbɔna la, eyi ḍakpee, eye Maria tsi aƒea me. 21 Tete la Marta gblɔ na Yesu bena: Aƒetɔ, ḍe nèle afisia la, ne nɔvinye meku o. 22 Gake azɔ hã menyae bena, nusi ke nabia Mawu la, Mawu ana wò. 23 Yesu gblɔ nɛ bena: Nɔviwò la atsi tre. 24 Marta gblɔ nɛ bena: Menyae bena, [n]atsi tre le tsitretsitsi la me le nuwuwuŋkeke la dzi. 25 Yesu gblɔ nɛ bena: Nyee nye tsitretsitsi la kple agbe la; amesi xɔa dzinye sena la, ne eku hã la, anɔ agbe; 26 eye amesiame, si le agbe, eye wòxɔa dzinye sena la, maku akpɔ o. Ele esia xɔm le sesema?[p] 27 Egblɔ nɛ bena: E, Aƒetɔ, mexɔe se bena, wòe nye Kristo, Mawuvi la, si gbɔna xexeame.[r] 28 Eye esi wògblɔ esia la, etɔ edzi yi ḍayɔ nɔvianyɔnu Maria dzaa, eye wògblɔ bena: Nufiala va, eye wòle yɔwòm. 29 Esi eyama see la, etsi tre kaba, eye wòva egbɔ. —

30 Eye Yesu mekpɔ va kɔƒea me
hade o, ke boŋ egale [a]afisi Marta
yi dakpee le la ko. – 31 Azɔ Yu-
datɔ, siwo le aƒea me kplii, eye
wole akɔ fam nɛ la, esi wokpɔ
bena, Maria tsi tre kaba do go la,
wodze eyome hele susum bena,
eyina yɔdo la gbɔ, bena yeafa
avi le afima. 32 Azɔ esi Maria
va afisi Yesu le, eye wòkpɔe la,
edze klo de eƒe afɔ nu hegblɔ
nɛ bena: Aƒetɔ, de nèle afisia la,
ne nɔvinye meku o. 33 Eye esi
Yesu kpɔe wòle avi fam, eye Yu-
datɔ, siwo va kplii hã le avi fam
la, edo dɔmedzoe le gbɔgbɔ la
me,[d] eye eƒe dzi ʋuʋu, 34 eye
wòbena: Afika mietsɔe yi damlɔ
mahã? Wogblɔ nɛ bena: Aƒetɔ,
va kpɔe. 35 Yesu fa avi.[f] 36 Tete
Yudatɔwo gblɔ bena: Mikpɔ alesi
wòlɔ̃nɛ da! 37 Ke wo dometɔa
dewo bena: Ame sia, si ʋu ŋkua-
gbãtɔ ƒe ŋkuwo la, de mete ŋu
wɔ, bena amesia hã nagaku o ma-
hã? 38 Tete Yesu gale dɔmedzoe
dom le edokui me heva yɔdo la
gbɔ. Ke enye do,[h] eye kpe le
enu. 39 Yesu gblɔ bena: Miɔkɔ
kpe la da! Amesi ku la ƒe nɔvi-
nyɔnu Marta gblɔ nɛ bena: Aƒetɔ,
eƒaƒã xoxo, elabena exɔ ŋkeke
ene sɔŋ. 40 Yesu gblɔ nɛ bena:
Ɖe nyemegblɔ na wò bena, ne
èxɔe se la,[i] àkpɔ Mawu ƒe ŋuti-
kɔkɔe la o mahã? 41 Tete wokɔ
kpe la da. Ke Yesu wu eƒe mo
dzi, eye wòbena: Fofo, meda akpe
na wò bena, èdoa tom. 42 Nye
la menyae bena, èdoa tom daasi;[l]
ke le ameha, si le tsitre ƒo xlãm
la ta, megblɔe do, bena woaxɔ
ase bena, wòedɔm da. 43 Eye esi
wògblɔ esia la, edo ɣli kple gbe
sesẽ bena: Lazaro lee, do go! 44
Eye ame kuku, si ƒe afɔwo kple
asiwo le babla la, do go kple
amedivɔwo, eye taku bla ŋku me
nɛ. Yesu gblɔ bena: Mitui, eye
mina wòayi.

**Nunɔlagãwo de adaŋu le alesi woawɔ awu Yesu la ŋuti.**

45 Azɔ Yudatɔwo dome ame
gede, siwo va Maria gbɔ, eye wo-
kpɔ nusiwo Yesu wɔ la, woxɔ
edzi se. 46 Ke wo dometɔa de-
wo tɔ edzi yi farisitɔwo gbɔ, eye
wogblɔ nusiwo Yesu wɔ la, na
wo.

47 Tete la nunɔlagãwo kple
farisitɔwo kpe ta de adaŋudeƒe,
eye wogblɔ bena: Nuka míawɔ?
Elabena amesia le dzesi gede-
wo wɔm. 48 Ne míena mɔe alea
la, ekema amewo katã le edzi xɔ
ge ase, eye Romatɔwo ava, eye
woaxɔ míaƒe anyigba kple míaƒe
dukɔ le mia si. 49 Eye wo do-
metɔ deka, Kayafa, si nye nunɔ-
lagã le ƒe ma me la, gblɔ na wo
bena: Miawo mienya naneke kulẽ
o, 50 eye miedea ŋugble de eme
hã c bena, enyo na mí bena, ame
deka naku de dukɔ la ta, eye be-
na dukɔ blibo la nagatsrɔ̃ o.[b] 51
Gake megblɔ esia le eya ŋutɔ do-
kui si o; ke boŋ, esi wònye nu-
nɔlagã le ƒe ma me la ŋuti,[e] wò-
gblɔ nya di bena, Yesu laku de
dukɔ la ta; 52 eye menye de du-
kɔ la ta dedeko o, ke boŋ, bena
wòaƒo mawuvi, siwo kaka la,[g] nu
ƒu dekae. 53 Azɔ tso ŋkeke ma
dzi la wodo bena, yewoawui.

54 Eyaŋuti Yesu megatsana le
Yudatɔwo dome le gaglãgbe o,
ke boŋ edzo le afima yi anyigba,
si te de gbedzi ŋu la dzi, de dua
de, si woyɔna be Efrayim la me,
eye eya kple eƒe nusrɔ̃lawo tsi
afima. 55 Eye Yudatɔwo ƒe ŋuti-
toto la do, eye ame gedewo dzo
le anyigba la dzi heyi Yerusalem,
[k]bena woakɔ wo dokuí ŋuti, hafi
ŋutitoto la nado. 56 Eye wodi
Yesu, eye woƒo nu kple wo nɔe-
wo, esi wole tsitre le mawuƒe
la me bena: Nuka susum miele,
de megbɔna ŋkekenyuie la duƒe
o mahã? 57 Ke nunɔlagãwo kple
farisitɔwo de se di bena, ne amea
de nya afisi wòle la, nefia, ne ye-
woayi adalée.

**Amisisi na Yesu le Betania.**

12. [n]Azɔ ŋkeke ade hafi ŋutito-
to la nado la, Yesu va Be-
tania, afisi Lazaro, si wòfɔ de tsi-
tre tso ame kukuwo dome la le.[o]
2 Eye wowɔ fiẽnududu nɛ le afi-
ma, eye Marta subɔ kplɔ̃a ŋuti,
ke Lazaro enye amesiwo nɔ kplɔ̃a
ŋuti kplii la, dometɔ deka. 3 Tete
Maria tsɔ nardomi nyuitɔ pounde
deka nu, si ƒe asi sẽ ŋutɔ la, hesi
de Yesu ƒe afɔwo ŋuti, eye wò-
tutu eƒe afɔwo ŋuti kple eƒe ta-
da; eye aƒea me yɔ fũ kple ami

a kp. 20.
b 18, 14.
d 13, 21.
e Mo. II. 28, 30; Mo. IV. 27, 21.
f Lu. 19, 41.
g 10, 16.
h Mat. 27, 60.
i kp. 4.23.25.26.
k Kron. II. 30, 17.
l 12, 30.
n kp. 1–8 kpɔ Mat. 26, 6–13; Mar. 14, 3–9.
o 11, 1. 43.

la ƒe ʋeʋẽ lilili la.[c] 4 Tete Yuda
Iskariot, eƒe nusrɔ̃lawo dometɔ
ɖeka, amesi le eyome mɔ fia ge
la, gblɔ bena: 5 Nukaŋuti wome-
dzra ami sia xɔ denario alafa etɔ̃,
eye woatsɔe ana ame dahewo o
mahã? 6 Ke egblɔ esia, menye
ame dahewo nu vem wòle o, ke
boŋ fiafitɔ wònye, eye gakotoku
la le esi, [d]eye wòfia nusiwo wo-
tsɔna dana ɖe eme. 7 Tete Yesu
gblɔ bena: Na mɔe, edzrae ɖo ɖi
na nye ɖigbe. 8 Elabena [f]ame
dahewo li kpli mi ɖaa; ke nye la
nyemeli kpli mi ɖaa o.
9 Tete la Yudatɔwo ƒe ameha
geɖeawo se eŋkɔ bena, ele afima,
eye wova, menye ɖe Yesu ɖeɖe-
ko ta o; ke boŋ, bena woakpɔ
Lazaro hã, amesi wòfɔ ɖe tsitre
tso ame kukuwo dome. 10 Ke
nunɔlagãwo ɖo bena, yewoawu
Lazaro hã; 11 elabena le eyama
ta Yudatɔwo dome ame geɖewo
dzo yi, eye woxɔ edzi se ɖo.

Yesu ƒe Yerusalem yiyi.

12 [k]Esi ŋu ke la, ameha geɖe,
siwo va ŋkekenyuieɖuƒe la, esi
wose bena, Yesu gbɔna Yerusa-
lem la, 13 wotsɔ deʋayawo, eye
wodo go yi ekpe ge, eye wodo
ɣli bena: [l]Hosana! Woayra ame-
si gbɔna le Aƒetɔ ƒe ŋkɔa me,
amesi nye Israel ƒe fia la. 14 Ke
Yesu kpɔ tedzivia ɖe, eye wòɖe
edzi, [o]abe alesi woŋlɔ ɖi ene be-
na: 15 „Megavɔ̃ o, Zion vinyɔnu-
vi, kpɔ ɖa, wò fia la nɔ tedzivia
ɖe dzi gbɔna!" 16 Eƒe nusrɔ̃la-
wo mese nusiawo gɔme gbã o;
ke esi wokɔ Yesu ŋuti la, tete
woɖo ŋku edzi bena, woŋlɔ nu
siawo ɖi le eŋuti, eye bena wo-
wɔ nusiawo nɛ. 17 Azɔ ameha,
si le eŋuti la, ɖi ɖase bena, eyɔ
Lazaro tso yɔdo me, eye wòfɔe
ɖe tsitre tso ame kukuwo dome.
18 Eyaŋuti ameha la hã yi ɖa-
kpee, elabena wose bena, ewɔ
dzesi sia. 19 Tete farisitɔwo gblɔ
le wo nɔewo dome bena: Mie-
kpɔ bena, miete ŋu le naneke
wɔm o; kpɔ ɖa,[u] xexeame katã
dze eyome.

Helatɔwo di bena, yewoakpɔ Yesu; Yesu ƒo nu le eƒe ku ƒe viɖe ŋu.

20 Ke Helatɔa ɖewo le amesi-
wo yina gbe do ge ɖa le ŋkeke-
nyuiea ɖuƒe la dome; 21 amesia-
wo va Filipo, [b]si tso Betsaida le
Galilea la gbɔ, eye woɖe kuku
nɛ gblɔ bena: Aƒetɔ, míele didim
be, míakpɔ Yesu ɖa. 22 Filipo
va, eye wògblɔe na Andrea, eye
Andrea kple Filipo woyi ɖagblɔe
na Yesu. 23 Ke Yesu ɖo ŋu na
wo gblɔ bena: Gaƒoƒo la ɖo vɔ
bena, woakɔ Amegbetɔvi la ŋuti.
24 Vavã, vavã mele egblɔm na mi
bena, ne [e]bliku la mege ɖe anyi-
gba me, eye wòku o la, ekema
eya ɖeka tsia anyi; ke ne eku
la, etsea ku geɖe. 25 Amesi ke
lɔ̃a eƒe agbe la, abui; eye amesi
ke léa fu eƒe agbe le xexe sia
me la, adzrae ɖo ɖi hena agbe
mavɔ.[g] 26 Ne amea ɖe di be,
yeasubɔm la, nedze yonyeme;
[h]eye afisi nye la mele la, afima
nye subɔla hã lanɔ; ne amea ɖe
subɔam la, eya Fofo la labu. 27
Fifi ko [i]nye luʋɔ ʋuʋu kpẽkpẽ-
kpẽ, eye aleke magblɔ? Fofo,
ɖem tso gaƒoƒo sia me! Gake esia
ta meva gaƒoƒo sia me ɖo. 28
Fofo, kɔ wò ŋkɔ ŋuti. Tete gbe
ɖi tso dziƒo gblɔ bena: Mekɔ
eŋuti xoxo, eye magakɔ eŋuti. 29
Azɔ ameha, siwo le tsitre, eye
wosee la, gblɔ bena: Dzie ɖe
gbe, bubuwo gblɔ bena: mawu-
dɔlaa ɖee ƒo nu kplii. 30 Yesu
xɔ dzi bena: Menye tanyee gbe
sia ɖi ɖo o; [n]ke boŋ mia tae. 31
Azɔ xexe sia me ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃
la ɖo; fifi ko woatsɔ xexe sia me
fia la aƒu gbe.[p] 32 Eye nye la,
ne [r]woakɔm ɖe dzi tso anyigba
dzi la, mahe amewo katã ava nye
ŋutɔ gbɔnye. 33 Ke egblɔ esia
hefia ku, si ƒomevi ku ge wòala.
34 Tete ameha la xɔ edzi nɛ be-
na: Míawo la miese le se la me
bena, Kristo anɔ anyi vaseɖe
[s]mavɔmavɔ me, eye wò la, aleke
gblɔm nèle bena, ele be, woakɔ
Amegbetɔvi la ɖe dzi mahã?
Amekae nye nenem Amegbetɔvi
sia? 35 Tete Yesu gblɔ na wo
bena: [t]Kekeli la aganɔ mia dome
ɣeyiɣi viaɖe ko. Mizɔ azɔli, esi
kekeli la le mia gbɔ, bena viviti
la nagatu mi o; eye [v]amesi le
azɔli zɔm le viviti me la, menyaa
afisi wòyina o. 36 Esi [y]kekeli la
le mia gbɔ la, mixɔ kekeli la dzi
se, bena miazu kekeli ƒe viwo.

a Lu. 7, 38.
b 1, 44.
d Lu. 8, 3.
e Ro. 14, 9.
f Mo. V. 15, 11.
g Mat. 10, 39; Lu. 17, 33.
h 14, 3; 17, 24.
i Mat. 26, 38.
k kp. 12-19 kpɔ Mat. 21, 1—11; Mar. 11, 1—10; Lu. 19, 29—40.
l Ps. 118, 25. 26.
n 11, 42.
o Zax. 9, 9.
p 14, 30; 16, 11; Lu. 10, 18.
r 8, 28.
s Ps. 110, 4; Dan. 7, 14.
t 8, 12.
u 11, 48.
v 11, 10.
y Ef. 5, 9.

Nusiawo Yesu gblɔ, eye wòdzo
yi daɣla eḍokui ḍe wo.

Yudatɔwo ƒe dzimaxɔse.

37 Ke esi wòwɔ ale dzesi geḍe
siawo le woƒe ŋku me hã la, wo-
mexɔ edzi se o, 38 bena woawu
nya, si nyagblɔḍila Yesaya gblɔ ḍi
la nu bena: [e]„Aƒetɔ, ameka xɔ
miaƒe nyagbɔgblɔ la dzi se ma-
hã? Eye ameka woḍe Aƒetɔ ƒe
abɔ la fia mahã?“ 39 Le esia ta
womete ŋu xɔe se o; elabena Ye-
saya gagblɔ bena:[f] 40 „Egbã wo-
ƒe ŋkuwo, eye wòna woƒe dzi sẽ,
bena woagakpɔ nu kple ŋkuwo,
eye woase nu gɔme kple dzi, eye
woatrɔ, eye mada gbe le wo ŋu
o.“ 41 Nusiawo Yesaya gblɔ,
elabena ekpɔ eƒe [g]ŋutikɔkɔe la,
eye wòƒo nu le eŋu. 42 Ke ame-
gãwo dometɔ geḍewo xɔ edzi se;
gake la le farisitɔwo ta la wome-
ʋu eme o, [h]bena woagaḍe yewo le
ha me o; 43 elabena wolɔ̃a ame-
wo ƒe bubu wu Mawu ƒe bubu.[i]
44 Ke Yesu do ɣli, eye wògblɔ
bena: Amesi xɔa dzinye sena la,
menye dzinye xɔm wòle le sesem
o, ke boŋ amesi dɔm ḍa la dzie.
45 Eye [k]amesi le kpɔyem la, ele
amesi dɔm ḍa la kpɔm. 46 Nye
la kekeli menye va xexeame, be-
na amesiame, si xɔa dzinye sena
la, manɔ viviti me o.[n] 47 Eye ne
amea ḍe sea nye nyawo, eye me-
dzra wo ḍo o la, nyemedrɔ̃a ʋɔ-
nui o; elabena nyemeva, be ma-
drɔ̃ ʋɔnu xexeame o, ke boŋ be-
na maḍe xexeame.[p] 48 Amesi le
gbeyem, eye mexɔa nye nyawo
o la, ekpɔ amesi le ʋɔnu drɔ̃mi;
nya, si megblɔ la, eya ke ladrɔ̃
ʋɔnui le nuwuwuŋkeke la dzi.
49 Elabena nye la nyemeƒo nu le
ḍokuinye si o; ke Fofo, si dɔm
ḍa la, eya ŋutɔ na nusi magblɔ
kple nusi maƒo la ƒe sem. 50 Eye
menya bena, eƒe se la enye agbe
mavɔ. Eyaŋuti nusiwo ƒe nu me-
ƒona, abe alesi Fofo la gblɔ nam
ene la, nenema meƒoa nui.

Yesu klɔ eƒe nusrɔ̃lawo ƒe afɔwo ŋuti.

13. Eye hafi ŋutitotoŋkekenyuie
la naḍo, esi Yesu nya bena,
yeƒe gafoƒo la ḍo vɔ, bena yea-
dzo le xexe sia me ayi ḍe Fofoa
gbɔ, esi wòlɔ̃ etɔ, siwo le xexea-
me la, elɔ̃ wo vaseḍe nuwuwu.

[a] Lu. 22, 3.
[b] 3, 35.
[d] 16, 28.
[e] Yes. 53, 1; Ro. 10, 16.
[f] Yes. 6, 9. 10; Mat. 13, 14. 15.
[g] Yes. 6, 1.
[h] 9, 22.
[i] 5, 44.
[k] 14, 9.
[l] 15, 3.
[n] kp. 36.
[o] 6, 64. 70. 71.
[p] 3, 17; Lu. 9, 56.
[r] Mat. 23, 8. 10.
[s] Lu. 22, 27.
[t] Fil. 2, 5; Kol. 3, 13.
[u] Mat. 10, 24.
[v] Mat. 7, 24.

2 Eye le fiẽnuḍuƒe, [a]esi Abosam
dee Yuda Iskariot, Simon vi la,
ƒe dzi me xoxo bena, wòafia eyo-
me mɔ, 3 esi Yesu nya bena,
[b]Fofoa tsɔ nuwo katã ḍe esi me,
[d]eye bena Mawu gbɔ wòtso va,
eye wògale Mawu gbɔ yi ge la,
4 etsi tre le nua ḍuƒe, eye wòḍe
eƒe awu da ḍi, eye wòtsɔ tsiletse
sa ḍe ali. 5 Tete wòtrɔ tsi ḍe
tsileze me, eye wòḍe asi eƒe nu-
srɔ̃lawo ƒe afɔwo ŋuti kɔklɔ me,
eye wòle wo tutum kple tsiletse,
si wòsa ḍe ali. 6 Azɔ wòva ḍo
Simon Petro gbɔ. Eya gblɔ nɛ
bena: Aƒetɔ, wòe aklɔ afɔ ŋuti
nam mahã? 7 Yesu ḍo ŋu gblɔ
nɛ bena: Nusi ke wɔm mele la,
mènyae fifia o; ke emegbe la àse
egɔme. 8 Petro gblɔ nɛ bena:
Wò la màklɔ nye afɔwo ŋuti akpɔ
o. Yesu xɔ dzi nɛ bena: Ne nye-
meklɔe na wò o la, ekema mèle
gomea ḍeke kpɔ ge le gbɔnye o.
9 Simon Petro gblɔ nɛ bena: Eke-
ma menye nye afɔwo ŋuti ḍeḍe-
ko o, ke boŋ nye asiwo kple nye
ta hã. 10 Yesu gblɔ nɛ bena:
Amesi le tsi la, afɔ ŋuti kɔklɔ koe
hiã nɛ; elabena eŋuti blibo la
katã ḍi; [l]eye mia ŋuti ḍi, gake
menye mi katãe o. 11 Elabena
enya amesi le eyome mɔ fia ge;
eyaŋuti wògblɔ bena: Menye mi
katã ŋutie ḍi o.[o]
12 Eye esime wòklɔ woƒe afɔ-
wo ŋuti vɔ, eye wòḍo eƒe awu-
wo, eye wògabɔbɔ nɔ anyi la,
egblɔ na wo bena: Mienya nusi
mewɔ na mia? 13 Mieyɔam bena:
Nufiala kple Aƒetɔ, eye miegblɔe
nyuie, elabena eyae menye.[r] 14
Azɔ la ne nye, si nye Aƒetɔ kple
nufiala la, meklɔ miaƒe afɔwo ŋu-
ti la, ele na miawo hã be, miaklɔ
mia nɔewo ƒe afɔwo ŋuti.[s] 15
Elabena mena kpɔḍeŋu mi, bena
miawo hã miawɔ, abe alesi nye
la mewɔ na mi ene.[t] 16 Vavã,
vavã mele egblɔm na mi bena:
Subɔla mewua eƒe aƒetɔ o, eye
ame dɔdɔ hã mewua amesi dɔe
ḍa la o.[u] 17 Ne mienya nusiawo,
eye miewɔ wo la, woayra mi.[v]
18 Menye mi katã ŋuti mele
egblɔm ḍo o; menya amesiwo
metia, gake bena woawu ŋɔŋlɔ
la nu bena: „Amesi le abolo ḍum
kplim la, kɔ eƒe afɔkpodzi dzi ḍe

ŋunye."[a] 19 Tso esia dzi la mele
egblɔm na mi, hafi wòava ve me
bena, ne eva ve me la, ne mia-
xɔe ase bena nyee. 20 Vavā,
vavā mele egblɔm na mi bena:
Amesi xɔa amesi ke medɔ ɖa la,
nyee wòxɔ, eye amesi xɔam la,
exɔa amesi dɔm ɖa.[d]

Yesu fia asi eyome mɔfiala.

21 [f]Esi Yesu gblɔ esiawo la,
eʋuʋu kpẽkpẽkpẽ le gbɔgbɔ me,
eye wòɖi ɖase gblɔ bena: Vavā,
vavā mele egblɔm na mi bena:
Mia dometɔ ɖeka lafia yonyeme
mɔ.[i] 22 Tete nusrɔ̃lawo kpɔ wo
nɔewo ƒe ŋku me hele dzodzo-
dzoe wɔm le amesi ŋu wògblɔ
esia ɖo la ŋuti. 23 Eye nusrɔ̃la-
wo dometɔ [k]ɖeka, si Yesu lɔ̃na
la, via ɖe ekɔme. 24 Tete Simon
Petro miā ŋku ɖee, eye wògblɔ
nɛ bena: Biae, amesi ŋuti wògblɔ
esia ɖo. 25 Azɔ ame ma bi kɔ
do ɖe Yesu ƒe akɔ nu hegblɔ nɛ
bena: Afetɔ, amekae? 26 Yesu
ɖo ŋu bena: Amesi ke matsɔ alɔ-
gomedede ɖeka asisi detsi nɛ la,
eyae. Azɔ esi wòtsɔ alɔgome-
dede ɖeka sisi detsi la, etsɔe na
Yuda Iskariot, Simon vi la. 27
Eye le alɔgomedede la megbe la,
tete [l]Abosam yi ɖe eyama me.
Tete Yesu gblɔ nɛ bena: Nusi
wɔ ge nala la, wɔe kaba. 28 Ke
kplɔ̃ŋutinɔlawo dometɔa ɖeke me-
nya nusi ŋuti wògblɔ esia nɛ ɖo
o. 29 Elabena ɖewo bu xa bena,
[o]esi gakotoku la le Yuda si la,
eyata Yesu gblɔ nɛ bena: Ƒle
nusiwo miehiā la, hena ŋkeke-
nyuie la ɖuɖu, alo bena netsɔ
nane na ame dahewo mahĩ. 30
Tete esi wòxɔ alɔgomededea la,
edo go enumake; eye zã do.

Yesu na se yeye eƒe nusrɔ̃lawo, eye wògblɔ Petro ƒe nugbegbe le egbɔ ɖi nɛ.

31 Azɔ esi wòdo go la, Yesu
gblɔ bena: Fifi ko wokɔ Ame-
gbetɔvi la ŋuti, eye wokɔ Mawu
ŋuti le eyama me; 32 ne [u]wokɔ
Mawu ŋuti le eya me la, ekema
Mawu hā akɔ eyama ŋuti le eya
ŋutɔ ɖokui me, eye enumake
wòakɔ eŋuti. 33 Vinyewo, ɣeyiɣi
via ɖe ko maganɔ anyi kpli mi.
Miadim,[y]eye abe alesi megblɔ na
Yudatɔwo ene bena: Afisi nye la
meyina la, miawo la miate ŋu
ava o la, nenema kee mele egblɔm
na miawo hā azɔ. 34 Se yeye
mena mi bena, mialɔ̃ mia nɔewo,
sigbe alesi melɔ̃a mi ene, bena
miawo hā mialɔ̃ mia nɔewo ne-
nema ke.[b] 35 Esia me amewo
katā woanyae le bena, nye nusrɔ̃-
lawo mienye, ne lɔlɔ̃ le mia do-
me. 36 [e]Simon Petro gblɔ nɛ
bena: Afetɔ, afika nèyina? Yesu
ɖo ŋu nɛ bena: [g]Afisi nye la me-
yina la, méle ŋute ge adze yo-
nyeme fifia o; [h]ke emegbe la
ādze yonyeme. 37 Petro gblɔ nɛ
bena: Afetɔ, nukaŋuti nyemate ŋu
adze yowòme fifia o mahā? Ma-
tsɔ nye agbe aɖo anyi ɖe ta-
wò. 38 Yesu ɖo ŋu bena: Àtsɔ wò
agbe aɖo anyi ɖe tanyea? Vavā,
vavā mele egblɔm na wò bena:
Koklo maku atɔ, hafi nagbe nu
le gbɔnye zi etɔ̃ o.

Yesu ƒe kaklãnyawo: Gbɔgbɔ kɔkɔe ŋugbeɖoɖo na nusrɔ̃lawo.

14. Migana miaƒe dzi naʋuʋu
nyanyanya o; mixɔ Mawu
dzi se, eye mixɔ nye hā dzinye
se. 2 Fofonye ƒe me la nɔƒe ge-
ɖewo li; ɖe mele nenema o la,
ne megblɔe na mi; elabena me-
yina, be madzra teƒe ɖo ɖi na mi.
3 Eye ne meyi, eye medzra teƒe
ɖo ɖi na mi la, magava, [n]eye ma-
xɔ mi ɖe nye ŋutɔ gbɔnye, bena
afisi nye la mele la, miawo hā
mianɔ afima. 4 Eye afisi meyina
la, mienyae, eye mɔ la hā mienyae.
5 Toma gblɔ nɛ bena: Afetɔ, mie-
nya afisi nèyina o, eye aleke la-
wɔ mianya mɔ la mahā? 6 Yesu
gblɔ nɛ bena: Nyee nye [p]mɔ la
kple [r]nyateƒe la kpakple [s]agbe
la, [t]amea ɖeke mevaa Fofo la
gbɔ o, negbe to dzinye ko. 7 Ɖe
mienyam la, ne mienya Fofonye
hā, eye tso esia dzi la mienyae,
eye miekpɔe. 8 Filipo gblɔ nɛ
bena: Afetɔ, fia Fofo la mi, eye
aɖi kɔ na mi. 9 Yesu gblɔ nɛ
bena: Filipo, ɣeyiɣi geɖe siawo
menɔ anyi kpli mi, eye mènyam
o mahā? Amesi ke kpɔm la, ekpɔ
Fofo la, eye aleke gblɔm nèle
bena: Fia Fofo la mí mahā?[v]
10 Ɖe mèxɔe se bena, mele Fofo
la me, eye Fofo la hā le menye
o mahā? Nya, siwo gblɔm mele
na mi la, [z]nyemegblɔ wo le ɖo-
kuinye si o, ke Fofo, si nɔ me-

[a] Ps. 41, 10.
[b] 15, 12. 13. 17.
[d] Mat. 10, 40.
[e] kp. 36-38 kpɔ Mat 26, 33-35; Mar. 14, 29-31; Lu. 22, 31–34.
[f] kp. 21-30 kpɔ Mat. 26, 21-25; Mar. 14, 18-21; Lu. 22, 21–23.
[g] 7, 34.
[h] 21, 18. 19.
[i] 12, 27.
[k] 19, 26; 20, 2; 21, 20.
[l] kp. 2.
[n] 12, 26; 17, 24.
[o] 12, 6.
[p] Heb. 10, 20.
[r] Mat. 11, 27.
[s] 11, 25.
[t] Ro. 5, 1. 2.
[u] 12, 23; 17, 1–5.
[v] 12, 45; Heb. 1, 3.
[y] 8, 21.
[z] 12, 49.

nye la, le efe dɔwo wɔm. 11 Mi-
xɔm se bena, mele Fofo la me,
eye Fofo la hã le menye; ke ne
menye nenem o la, ekema mixɔe
se le dɔwɔwɔawo ta.[d] 12 Vavã,
vavã mele egblɔm na mi bena:
Amesi xɔa dzinye sena la, dɔ, si-
wo wɔm mele la, eya hã awɔe;
eye gãtɔwo wu esiawo wòawɔ,
elabena nye la meyina Fofo la
gbɔ.[g] 13 Eye nusi ke miabia le
nye ŋkɔa dzi la, nu ma ke mawɔ,
bena woakɔ Fofo la ŋuti le Via
me.[h] 14 Ne miabia nane le [i]nye
ŋkɔa dzi la, nye la mawɔe.
15 Ne miele lɔ̃yem la, milé nye
seawo me ɖe asi.[l] 16 Eye nye
la maɖe kuku na Fofo la, eye
wòana [n]nyaxɔɖakɔla bubu mi, be-
na wòanɔ anyi kpli mi vaseɖe
mavɔmavɔ me: 17 [p]Nyatefegbɔ-
gbɔ, [r]si xexeame mate ŋu axɔ o,
elabena mekpɔnɛ o, eye menya-
nɛ hã o; ke miawo la mienya eya-
ma, elabena ele mia gbɔ, eye
wòanɔ mia me. 18 Nyemagblẽ mi
ɖi tsyɔ̃eviwo o, megbɔna mia
gbɔ. 19 Esusɔ ʋee ko, eye xe-
xeame megale kpɔ ye ge o; ke
miawo la miakpɔm; elabena nye
la mele agbe, eye miawo hã mia-
nɔ agbe.[s] 20 Le ŋkeke ma me
la miadze sii bena, mele Fofonye
me, eye miawo miele menye, eye
nye hã mele mia me.[t] 21 Amesi
si nye seawo le, eye wòlé wo me
ɖe asi la, ame ma enye amesi le
lɔ̃yem; amesi lɔ̃am la, Fofonye
alɔ̃e, eye nye hã malɔ̃e, [u]eye ma-
ɖe nye ŋutɔ ɖokuinye afiae. 22
Yuda, si menye Iskariot lae o la,
gblɔ nɛ bena: Afetɔ, aleke wɔ
bena, nèle ɖokuiwò ɖe ge afia
miawo, eye menye xexeame o ma-
hã? 23 Yesu ɖo ŋu, eye wògblɔ
nɛ bena: Ne amea ɖe le lɔ̃yem
la, alé nye nya la me ɖe asi, eye
Fofonye alɔ̃ eyama, eye miava
egbɔ, eye miawɔ nɔfe ɖe egbɔ.[y]
24 Amesi mele lɔ̃yem o la, meléa
nye nyawo me ɖe asi o, eye[a] nya,
si sem miele la, menye tɔnyee
o, ke boŋ Fofo, si dɔm ɖa la tɔe.
25 Megblɔ esiawo na mi, esi
megale mia gbɔ. 26 Ke nyaxɔ-
ɖakɔla, Gbɔgbɔ kɔkɔe, si Fofo
la aɖo ɖa le nye ŋkɔa dzi la, eya
afia nuwo katã mi, eye wòaɖo
ŋku nusiwo katã megblɔ na mi

a kp. 16.
b 16,33; Fil. 4,7.
d kp. 20; 10, 25. 38.
e 3. 18.
f kp. 6.
g Mar. 16, 19. 20.
h 15,7; Mar. 11, 24.
i 16, 23. 24.
k 12,31; Ef. 2,2
l 15, 10; Yoh. I. 5, 3.
n kp. 26; 15, 26; 16, 7.
o 10, 18.
p 16, 13.
r 7, 39.
s 16, 16.
t 17, 21–23.
u Kor. II. 3, 18.
v Kor. II. 3, 5.
y kp. 21; 13, 34; Lod. 8, 17; Ef. 3, 17.
z Mar. 11, 24.
a 7, 16.

la, dzi na mi.[a] 27 [b]Ŋutifafa gblẽm
mele ɖi na mi; nye ŋutifafa tsɔm
mele na mi; menye alesi xexea-
me nana la, nye la mele mia nam
o. Miafe dzi nagaʋuʋu nyanya-
nya o, eye dzika hã nagatso mia
fo o! 28 Miese alesi [e]megblɔ na
mi bena: Mele dzodzom, eye ma-
gava mia gbɔ. Ɖe mielɔ̃m la, ne
miekpɔ dzidzɔ bena, [f]meyina Fo-
fo, amesi lolo wum la gbɔ. 29
Eye azɔ megblɔe na mi, hafi ne
wòava ve me bena, ne eva ve me
la, ne miaxɔe ase. 30 Nyemagafo
nu geɖe kpli mi o; elabena [k]xe-
xeamefia gbɔna, eye mekpɔ na-
neke le ŋunye o; 31 gake bena
xexeame nanyae bena, melɔ̃a Fo-
fo la, [o]eye alesi Fofo la de se
nam la, nenema ke mewɔna. Mi-
tsi tre, ne miadzo le afisia!

Yesu fe kaklãnyawo fe dziyiyi: Yesu enye weinti nyui la.

15. Nyee nye weinti vavã la, eye
Fofonyee nye agbledela la.
2 Alɔ sia alɔ, si le ŋutinye, eye
metsena o la, elãnɛ, eye ɖesiaɖe,
si tsena la, eɖea eŋu, bena wòa-
tse geɖe awu. 3 Mia ŋuti kɔ
xoxo le nya, si megblɔ na mi la
ta. 4 Minɔ menye, eye nye hã
manɔ mia me. Alesi alɔ la mate
ŋu atse le eɖokui si, ne menɔ
weinti la ŋuti o la, nenema ke
miawo hã, ne mienɔ menye o la,
miele eŋute ge atse o. 5 Nyee
nye weinti la, miawo mienye alɔ-
wo. Amesi nɔa menye, eye nye
hã menɔa eme la, eya tsea ku
geɖe; [v]elabena nye manɔmee la
miele eŋute ge awɔ naneke o.
6 Ne amea ɖe menɔ menye o la,
woatsɔe afu gbe abe weinti fe
alɔ ene, eye wòafu, eye woafo
wo nu fu, eye woatɔ dzo wo, eye
woafiã. 7 Ne mienɔa menye, eye
nye nyawo hã nɔa mia me la,
ekema nusi ke mielɔ̃ bia la, woa-
wɔe na mi.[z] 8 Esia me wokɔ
Fofonye ŋuti le, bena mietsea ku
geɖe, eye miazu nye nusrɔ̃lawo.
9 Sigbe alesi Fofo la lɔ̃am ene
la, nenema ke nye hã melɔ̃a mi;
minɔ nye lɔlɔ̃ la me! 10 Ne
mielé nye seawo me ɖe asi la,
mienɔ nye lɔlɔ̃ la me, abe alesi
nye hã melé Fofonye fe seawo
me ɖe asi, eye menɔ efe lɔlɔ̃ la

me ene." 11 Esiawo megblɔ na[a]
mi. bena nye dzidzɔ la nanɔ mia
me. eye miaƒe dzidzɔ la nayɔ fũ.[b]
12 Esia nye nye se la bena. mia-[d]
lɔ̃ mia nɔewo. sigbe alesi melɔ̃a
mi ene.[e] 13 [f]Lɔlɔ̃ gã wu esia me-
gale amea ḍeke si bena. wòatsɔ
eƒe agbe aḍo anyi ḍe xɔlɔ̃awo ta[g]
o. 14 Miawoe nye xɔ̃nyewo. ne
miewɔa nusiwo ƒe se mede na[h]
mi.[i] 15 Nyemagayɔ mi be dɔlawo
o; elabena dɔla menyaa nusi eƒe
aƒetɔ wɔna o: ke meyɔ mi be xɔ-
lɔ̃wo. elabena nusiwo katã mese
tso Fofonye gbɔ la. mena mie-
nya wo. 16 Menye miawoe tiam
o. ke boŋ nyee tia mi. eye meḍo
mi anyi, bena miayi aḍatse ku.
eye miaƒe kutsetse la nanɔ anyi.[k]
bena nusi ke miabia Fofo la le
nye ŋkɔa dzi la. ne wòana mi.
17 Esiawo ƒe se dem mele na mi
bena. mialɔ̃ mia nɔewo.

Le xexeame ƒe fuléle ŋuti.

18 Ne xexeame lé fu mi la. mi-
nyae bena. nyee wòtre fuléle.[l]
19 Ɖe mietso xexeame la. ne xe-
xeame alɔ̃ ye ŋutɔ tɔ: ke esi mie-[n]
tso xexeame o. hafi boŋ nye la
metia mi tso xexeame la. eyaŋuti
xexeame le fu lém mi ḍo.[o] 20
Miḍo ŋku nya. si megblɔ na mi[p]
la dzi bena: [r]Dɔla mewua eƒe aƒe-
tɔ o. Ne woti yonyeme la. woati[s]
miawo hã yome. ne wolé nye nya
me ḍe asi la. woalé miawo hã tɔ[t]
me ḍe asi. 21 Ke woawɔ esiawo
katã ḍe mia ŋuti le nye ŋkɔ la[u]
ta, [x]elabena womenya amesi dɔm
ḍa la o. 22 Ɖe nyemeva ƒo nu[y]
kpli wo o la. ne nuvɔ̃ mele wo
ŋu o; ke azɔ la taflatsedodoa ḍe-
ke mele wo si le woƒe nuvɔ̃ ŋuti
o. 23 Amesi léa fum la. eléa fu
Fofonye hã.[z] 24 Ɖe nyemewɔ dɔ.
siwo amea ḍeke mewɔ kpɔ le wo
dome o la. ne nuvɔ̃ mele wo ŋu[a]
o; ke azɔ la wokpɔe. eye wolé
mía kple Fofonye hã ḍe fu me.[b]
25 Gake bena woawu nya. si[d]
woŋlɔ ḍe woƒe sea me la nu be-
na: „Woléa fum dzodzro!"[e] 26
Ne [f]nyaxɔḍakɔla va, amesi [g]ma-
ḍo ḍe mi atso Fofo la gbɔ. nya-
teƒe la ƒe Gbɔgbɔ. si doa go tsoa
Fofoa gbɔ la. eyama aḍi ḍase le
ŋutinye; 27 eye miawo hã miaḍi[h]
ḍase. elabena mieli kplim tso gɔ-
medzedzea me ke.[i]

[a] 14. 15.
[b] 17. 13.
[d] 14. 29.
[e] 13. 34.
[f] 10. 12; Yoh. I. 3. 16.
[g] Mat. 24. 9.
[h] 15. 21.
[i] 8. 31.
[k] 7. 33.
[l] 7. 7.
[n] 14. 16. 26.
[o] Yoh. I. 4. 5; ta 17. 14.
[p] Kor. I. 14. 24.
[r] 13. 16.
[s] 3. 18.
[t] Dɔ. 5. 31; Ro. 4. 25.
[u] 12. 31; 14. 30.
[x] 16. 3.
[y] Kor. I. 3. 1.
[z] 5. 23.
[a] 14. 26; Yoh. I. 2. 27.
[b] 14. 11.
[d] 17. 10.
[e] Ps. 69. 5.
[f] 14. 26.
[g] Lu. 24, 49.
[h] 14. 19.
[i] Dɔ. 1. 8; 5. 32

Yesu ƒe kaklãnyawo ƒe nuwuwu: Le Fofo la gbɔ yiyi ŋuti.

16. Esiawo megblɔ na mi. bena
woagaḍia mia nu o.[d] 2 Woa-
ḍe mi le woƒe ha me. ẽ. gaƒoƒo
li gbɔna bena. amesiame. si awu
mi la. abu xa bena. yele subɔsu-
bɔḍɔ wɔm na Mawu.[g] 3 Eye woa-
wɔ esiawo. elabena womenya Fo-
fo la kple nye hã o.[h] 4 Ke esia-
wo megblɔ na mi. bena ne woƒe
gaƒoƒo ḍo la. ne miaḍo ŋku wo
dzi bena. nyee gblɔe na mi. Ke
nyemegblɔ esiawo na mi tso gɔ-
medzedzea me o: elabena meli
kpli mi.

Gbɔgbɔ la ƒe dɔwɔwɔ le nusrɔ̃lawo kple xexeame ŋu.

5 Eye [k]azɔ la meyina amesi dɔm
ḍa la gbɔ. eye mia dometɔa ḍeke
mebiam bena: Afika nèyina o. 6
Hafi boŋ. esi megblɔ esiawo na
mi la, nuxaxa yɔ miaƒe dzi me
fũ. 7 Gake la nyateƒe gblɔm
mele na mi: Enyo na mi be. me-
yina; elabena ne nyemeyi o la.
nyaxɔḍakɔla mele mia gbɔ va ge
o: ke ne meyi la. maḍoe ḍe mi.[n]
8 Eye ne eyama va la. aƒoe ḍe
xexeame nu le nuvɔ̃ kple dzɔ-
dzɔenyenye kpakple ʋɔnudɔdrɔ̃
ŋuti:[p] 9 Le nuvɔ̃ ŋuti. elabena
womexɔa dzinye sena o;[s] 10 le
dzɔdzɔenyenye ŋuti. elabena meyi-
na Fofo la gbɔ. eye miagakpɔm
o;[t] 11 le ʋɔnudɔdrɔ̃ ŋuti. elabe-
na wodrɔ̃ ʋɔnu xexe sia me fia
la xoxo.[u] 12 Nya geḍewo gale
asinye be. magblɔ na mi; gake
miele eŋute ge atsɔe fifia o.[y] 13
Ke ne eya. si nye nyateƒegbɔ-
gbɔ va la. akplɔ mi ayi ḍe nya-
teƒe blibo la katã me; elabena
maƒo nu le ye ŋutɔ ḍokui si o:
ke boŋ nusianu. si ke wòase la.
eya wòagblɔ. eye wòagblɔ nusi-
wo gbɔna la. afia mi.[a] 14 Eya
akɔ ŋutinye: elabena aḍe atso
tɔnye me. eye wòagblɔe afia mi.
15 [d]Nusianu. si le Fofo la si la,
tɔnyee: eyaŋuti megblɔ bena. aḍe
atso tɔnye me. eye wòagblɔe
afia mi.

16 Esusɔ ʋee. eye miele kpɔ ye
ge o. eye wògasusɔ ʋee. eye mia-
gakpɔm: elabena meyina Fofoa
gbɔ.[h] 17 Tete la eƒe nusrɔ̃lawo
dometɔa ḍewo gblɔ na wo nɔewo
bena: Nukae nye esia. si wògblɔ

na mi bena: Esusɔ ʋee, eye mia-
kpɔm o, eye wògasusɔ ʋee, eye
miakpɔm; eye bena meyina Fo-
foa gbɔ mahã? 18 Tete wogblɔ
bena: Nukae nye esia, si wògblɔ
bena: Esusɔ ʋee mahã? Mienya
nusi gblɔm wòle o. 19 Yesu dze
sii bena, wole didim be, yewoa-
biae, eye wògblɔ na wo bena: Alo
esi megblɔ bena: Esusɔ ʋee, eye
miele kpɔ ye ge o, eye wògasu-
sɔ ʋee, eye miakpɔm la, esia ŋu-
tie miele mia nɔewo biam ɖo ma-
hã? 20 Vavã, vavã mele egblɔm
na mi bena: Miafa avi, eye miafa
konyi; ke xexeame lakpɔ dzidzɔ;
miawo la miaxa nu, gake miafe
nuxaxa latrɔ zu dzidzɔ. 21 Nyɔnu
la, ne fu le eɖum la, exaa nu,
elabena efe gafoɖo la ɖo; ke ne
edzi vi la vɔ la, emegaɖoa ŋku
efe nuxaxa dzi o, le dzidzɔ ta
bena, yedzi ame ɖe xexeame.[h]
22 Azɔ miawo hã miele nu xam
fifia; ke magakpɔ mi, eye miafe
dzi lakpɔ dzidzɔ, eye miafe dzi-
dzɔ la, amea ɖeke maxɔe le mia
si o. 23 Eye [i]le ŋkeke ma me
la miabia nanekem o. Vavã, vavã
mele egblɔm na mi bena: [l]Ne
miabia nane Fofoa la, ana mi le
nye ŋkɔa dzi. 24 Vaseɖe fifi la
miebia naneke le nye ŋkɔa dzi
kpɔ o: Miɖe kuku, eye miaxɔ nu,
bena [o]miafe dzidzɔ la nayɔ fũ.
25 Esiawo megblɔ na mi le lo-
dodowo me; gafoɖo gbɔna, le esi
me nyemagaɖo nu na mi le lodo-
dowo me o, ke boŋ magblɔe afia
mi faa le Fofo la ŋuti. 26 Le ŋke-
ke ma me la miaɖe kuku le nye
ŋkɔa dzi, eye nyemele egblɔm
na mi bena. nye la mabia Fofo
la ɖe mia nu o; 27 [s]ke Fofoa ŋu-
tɔ lɔ̃a mi, elabena miawo mielɔ̃m,
eye miexɔe se bena, medo go tso
Mawu gbɔ. 28 Metso Fofo la gbɔ,
eye meva xexeame; megale xe-
xeame gblẽm ɖi, eye meyina Fo-
fo la gbɔ. 29 Efe nusrɔ̃lawo gblɔ
nɛ bena: Kpɔ ɖa, fifi ko nèɖo nu
faa, eye [u]mégblɔ lodonyaa ɖeke o.
30 Azɔ mienyae bena, ènya nu-
wo katã, eye mèhiã bena, amea
ɖe nabia wò o, le esia ta miexɔe
se bena, èdo go tso Mawu gbɔ.
31 Yesu ɖo ŋu na wo bena: Fifi
ko miele exɔm le sesem mahã?
32 Kpɔ ɖa, gafoɖo li gbɔna, eye

[a] Zax. 13, 7; Mat. 26, 31; Mar. 14, 27.
[b] 8, 29.
[d] 14, 27; Ro. 5, 1.
[e] Yoh. I. 5, 4.
[f] Mat. 11, 27.
[g] Yoh. I. 5, 20.
[h] Yes. 26, 17.
[i] 14, 20.
[k] kp. 24; 1, 1; Fil. 2, 6.
[l] 14, 13. 14.
[n] kp. 9.
[o] 15, 11.
[p] 16, 30.
[r] 6, 37. 44.
[s] 14, 21.
[t] 16, 15.
[u] kp. 25.
[v] 10, 30.
[y] 6, 39.
[z] Ps. 41, 10; 109, 8.

wòde vɔ, [a]bena woaka mi ahlẽ,
amesiame ayi ye ŋutɔ tɔ gbɔ, eye
miagblẽ nye ɖeka ɖi, [b]hafi me-
nye nye ɖekae li o, elabena Fofo
la li kpakplim. 33 Esiawo megblɔ
na mi, bena miakpɔ [d]ŋutifafa le
menye. Le xexea me la miekpɔ
xaxa; gake miafe dzi nedze eme:[e]
nye la meɖu xexeame dzi.

Yesu fe gbedododa ɖe eɖokui, nusrɔ̃lawo kple hame la ta.

17. Nusiawo Yesu gblɔ, eye wò-
wu efe mo dzi kpɔ dziɖo, eye
wògblɔ bena: Fofo, gafoɖo la ɖe,
kɔ Viwò la ŋuti, bena Viwò hã
nakɔ ŋutiwò. 2 Sigbe alesi nèna
[f]ŋusẽe ɖe ŋutilãa katã dzi ene.
bena nusianu, si nènae la, wòana
agbe mavɔ wo. 3 Ke esiae nye
agbe mavɔ la bena, [g]woanya wò,
Mawu vavã ɖeka la, kple Yesu
Kristo, si nèɖɔ ɖa la. 4 Nye la
mekɔ ŋutiwò le anyigba dzi, esi
mewu dɔ, si nètsɔ nam, be mawɔ
la nu. 5 Eye azɔ wò hã, Fofo,
kɔ ŋutinye le wò ŋutɔ gbɔwò kple
ŋutikɔkɔe, si mekpɔ le gbɔwò,
hafi xexeame va dzɔ la.[k] 6 Meɖe
wò ŋkɔ la ɖe go fia [n]amesiwo
nèɖe tso xexeame nam. Tɔwò
wonye, eye nètsɔ wo nam, eye
wolé wò nya la me ɖe asi. 7 Fifi
ko wonya bena, nusiwo katã nè-
tsɔ nam la, gbɔwò wotso; 8 ela-
bena nya, siwo nètsɔ nam la, me-
tsɔ wo na wo, eye woxɔ wo,[p] eye
wonyae vavã bena, gbɔwò medo
go tso, eye woxɔe se bena, wòe
dɔm ɖa.
9 Nye la mele biabiam ɖe wo
nu, menye ɖe xexeame nu mele
biabiam ɖo o;[r] ke boŋ ɖe ame-
siwo nètsɔ nam la nu; elabena
tɔwò wonye; 10 eye nusiwo katã
nye tɔnye la, tɔwòe, eye [t]tɔwò
hã tɔnyee, eye wokɔ ŋutinye le wo
me. 11 Eye nyemegale xexeame
o, ke woawo le xexeame, eye nye
la megbɔna gbɔwò. Fofo kɔkɔe,
dzra wo ɖo ɖe wò ŋkɔ, si nètsɔ
nam la me, bena woazu ɖeka [v]abe
miawo ene! 12 Ŋkeke alesi meli
kpli wo le xexeame la, nye la
medzra wo ɖo ɖe wò ŋkɔ la me;
amesiwo nètsɔ nam la, medzɔ wo
ŋu, [y]eye wo dometɔa ɖeke mebu
o, negbe tsɔtsrɔ̃vi la koe, bena
woawu [z]ŋɔŋlɔ la nu. 13 Ke azɔ

la megbɔna gbɔwò, eye mele nu-
siawo gblɔm le xexeame, bena
nye dzidzɔ la nanɔ wo me, ayɔ
wo fũ.[b] 14 Nye la metsɔ wò nya
la na wo, eye xexeame lé fu wo,
elabena wometso xexeame o, abe
alesi nye hã nyemetso xexeame
o ene.[c] 15 Nyemele biabiam be,
nade wo tso xexeame o,[f] ke boŋ
bena, nadzra wo ɖo tso vɔ̃ɖitɔ la
si me. 16 Wometso xexeame o,
abe alesi nye hã nyemetso xexea-
me o ene. 17 Wɔ wo kɔkɔe le
nyatefe la me, wò nya la enye
nyatefe.[g] 18 Sigbe alesi nèdɔm
ɖo ɖe xexeame ene la, nenema
ke nye hã medɔ wo ɖo ɖe xexea-
me.[h] 19 Mewɔ [i]ɖokuinye kɔkɔe
ɖe wo ta, bena woawo hã woazu
ame kɔkɔewo le nyatefe la me.
20 Ke menye ɖe amesiawo nu
ɖeɖeko mele biabiam ɖo o; ke
boŋ ɖe amesiwo le dzinye xɔ ge
ase to wofe nya me la, hã nu;
21 bena wo katã woazu ɖeka, si-
gbe alesi wò, Fofo, nèle menye,[l]
eye nye hã mele mewò ene, bena
woawo hã woazu ɖeka le mía me,
bena xexeame naxɔe ase be, wòe
dɔm ɖa. 22 Eye nye la, ŋutikɔkɔe,
si nètsɔ nam la, metsɔe na wo,
bena [n]woazu ɖeka, sigbe alesi
míawo hã míele ɖeka ene. 23 Nye
[p]la mele woawo me, eye woawo
hã wole menye, bena woazu blibo
le nu ɖeka me, bena xexeame
nadze sii bena, wòe dɔm ɖa, eye
nèlɔ̃ wo, abe alesi nèlɔ̃m ene.
24 Fofo, amesiwo nètsɔ nam la,
mele didim bena, afisi [s]nye la
mele la, ne woamawo hã nanɔ ŋu-
tinye, bena woakpɔ nye ŋutikɔkɔe,
si nètsɔ nam; elabena èlɔ̃m, hafi
woɖo xexeame gɔme anyi. 25 Fofo
dzɔdzɔe, xexeame menya wò o,
ke nye la menya wò, eye ame-
siawo hã wonya bena, wòe dɔm
ɖa; 26 eye mena wonya wò ŋkɔ
la, eye mana woanyae, bena lɔlɔ̃,
si nètsɔ lɔ̃m la, nanɔ woawo me,
eye nye hã manɔ woawo me.

Yesu léle.

18. Esi Yesu gblɔ esiawo vɔ la,
eya kple efe nusrɔ̃lawo do
go yi ɖatso Kidron-tɔʋu la, afisi
abɔa ɖe le, si me eya kple efe
nusrɔ̃lawo yi ɖo.[u] 2 Ke [v]Yuda hã,
amesi fia eyome mɔ la, nya tefe
la; elabena [a]enuenu la Yesu kple
efe nusrɔ̃lawo foa fu ɖe afima.
3 Azɔ, esi Yuda xɔ asrafoha kpe
ɖe nunɔlagãwo kple farisitɔwo fe
dɔlawo ŋu la, egbɔna afima kple
akakatiwo kple akaɖiwo kpakple
aʋawɔnuwo. 4 Ke esi Yesu [d]nya
nusiwo katã le edzi va ge la, edo
go, eye wògblɔ na wo bena:
Ameka dim miele? 5 Woɖo ŋu nɛ
bena: Yesu, Nazaretetɔ lae! Yesu
gblɔ na wo bena: Nyee nye esi!
Ke Yuda hã, amesi fia eyome mɔ
la, le tsitre ɖe wo gbɔ. 6 Azɔ,
esi wògblɔ na wo bena: Nyee nye
esi la, wozɔ gbugbɔɖemegbee, eye
wodze anyi. 7 Tete wògabia wo
bena: Ameka dim miele? Eye
wogblɔ bena: Yesu, Nazaretetɔ
lae! 8 Yesu ɖo ŋu bena: Megblɔe
na mi xoxo bena, nyee nye esi;
eyaŋuti nenye nye dim miele la,
ekema mina mɔ amesiawo, be
woadzo ayi, 9 [k]bena woawu nya,
si wogblɔ ɖi la nu bena: „Ame-
siwo nètsɔ nam la, nyemebu wo
dometɔa ɖeke o.“ 10 Tete Simon
Petro di yi, si le esi la, heda nu-
nɔlagã la fe dɔla, eye wòkpa efe
nuɖusimetoyi, eye dɔla ma fe ŋkɔe
nye Malxo. 11 Tete Yesu gblɔ na
Petro bena: Tsɔ yi la ɖe aku;
[o]kplu, si Fofo la tsɔ nam la, ɖe
nyemanoe o mahã?

Yesu le nunɔlagãwo ŋku me. Petro gbe nu le Yesu gbɔ.

12 [r]Azɔ asrafoha kple aʋafia gã
la kple Yudatɔwo fe dɔlawo lé
Yesu, eye woblae, 13 eye wokplɔe
yi Hana gbɔ gbã, elabena enye
Kayafa, si nye nunɔlagã le fe ma
me la, fe to. 14 Ke Kayafa ye nye
[t]amesi ɖo aɖaŋu na Yudatɔwo
bena, enyo bena, ame ɖeka naku
ɖe dukɔ la ta. 15 Eye Simon
Petro kple nusrɔ̃la bubu la dze
Yesu yome. Ke nusrɔ̃la la enye
nunɔlagã la fe ame nyanyɛ, eye
wòkpe ɖe Yesu ŋuti yi ɖe mɔ̃
la me. 16 Ke Petro le tsitre
ɖe ʋɔtru la nu le gota. Tete
nusrɔ̃la keme, si nye nunɔlagã
la fe ame nyanyɛ la, do go,
eye wòfo nu kple nyɔnu ʋɔtru-
nudzɔla la, eye wòkplɔ Petro yi
ɖe eme. 17 Tete dɔlanyɔnu, si
nye ʋɔtrunudzɔla la, gblɔ na Pe-
tro bena: Wò hã, ɖe menye ame-
sia fe nusrɔ̃lawo dometɔ ɖeka nè-

a Lu. 21, 37. b 15, 11. d 19, 28. e 15, 19. f Tes. II. 3, 3. g 6, 69. h 20, 21. i Heb. 10, 10. k 17, 12. l Gal. 3, 28. n Dɔ. 4, 32. o Mat. 26, 39. p Kor. I. 6, 17. r kp. 12-27 kpɔ Mat. 26, 57-75; Mar. 14, 53-72; Lu. 22, 54–71. s 12, 26. t 11, 49. 50. u Mat. 26, 36; Mar. 14, 32; Lu. 22, 39; Sam. II. 15, 23. v kp. 2–11 kpɔ Mat. 26, 47-56; Mar 14, 43-52; Lu. 22, 47–53.

nye o mahã? 18 Eye kluviawo
kple dɔlawo le tsitre, eye wodo
akadzo; elabena vuvɔ le wɔwɔm,
eye wole dzo la fum, eye Petro hã
tsi tre ɖe wo gbɔ le dzo la fum.
19 Azɔ la nunɔlagã la bia Yesu
le efe nusrɔ̃lawo kple efe nufiafia
ŋuti. 20 Yesu ɖo ŋu nɛ bena:
Nye la mefo nu na xexeame le
gaglãgbe, mefia nu ɖaa le fufofe-
wo kple mawufe me, afisi Yuda-
tɔwo katã foa fu ɖo, eye nyeme-
gblɔ nyaa ɖeke le ɣaɣlafe kpɔ o.[a]
21 Nukaŋuti nèle biayem? Bia
amesiwo se nusi megblɔ na wo; kpɔ
ɖa, woawo nya nusiwo nye la me-
gblɔ. 22 Ke esi wògblɔ nusiawo
la, dɔlawo dometɔ ɖeka, si le tsi-
tre ɖe egbɔ la, fo tome na Yesu
gblɔ bena: Ale nèɖo ŋu na nu-
nɔlagã la enye si mahã? 23 Yesu
ɖo ŋu nɛ bena: Ne megblɔ nya
vɔ̃ la, ekema fia kpɔɖeŋu le nusi
nye vɔ̃ la ŋu; ke ne enyo la, nu-
kaŋuti nèle foyem mahã? 24 Azɔ
Hana ɖoe ɖe Kayafa, nunɔlagã la
gbɔ bablae. 25 Ke Simon Petro
le tsitre le dzo fum. Eye wogblɔ
nɛ bena: Alo wò hã efe nusrɔ̃-
lawo dometɔ ɖeka nènye mahã?
Eyama sẽ nu gblɔ bena: Menye
nyee o. 26 Nunɔlagã la fe klu-
viawo dometɔ ɖeka, si nye amesi
fe to Petro kpa la fe fometɔ la,
gblɔ bena: Alo ɖe nyemekpɔ wò
le abɔa me kplii o mahã? 27 Tete
Petro gasẽ nu, eye enumake ko-
klo ku atɔ.

Wodrɔ̃ ʋɔnu Yesu le Pilato ŋku me.

28 [d]Azɔ wokplɔ Yesu tso Kayafa
gbɔ heyi ɖe ʋɔnudrɔ̃fe la, eye
foŋli ti, ke woa ŋutɔwo meyi ɖe
ʋɔnudrɔ̃fe la, bena yewomagagblẽ
kɔ do o, ke boŋ bena yewoate
ŋu aɖu ŋutitoto la. 29 Tete Pilato
do go va wo gbɔ, eye wògblɔ
bena: Nutsotso ka mietsɔ vɛ ɖe
amesia ŋu mahã? 30 Woɖo ŋu
gblɔ nɛ bena: Amesia la, ɖe me-
nye vɔ̃wɔla wònye o la, ne míele
ede ge asi na wò o. 31 Tete Pi-
lato gblɔ na wo bena: Ekema mia
ŋutɔwo mikplɔe yii, ne miadrɔ̃
ʋɔnui le miafe [e]se la nu. Yuda-
tɔwo gblɔ nɛ bena: Womeɖe mɔ
na mi bena, miawu ame o, 32 bena
woawu nya,[f] si Yesu gblɔ hefia
ku, si fomevi ku ge wòala la nu.
33 Azɔ Pilato gayi ɖe ʋɔnudrɔ̃fe

[a] 7, 14. 26.
[b] Tim. I. 6, 13.
[d] kp. 28–19, 15 kpɔ Mat. 27, 2. 11–30; Mar. 15, 1–19; Lu. 23 1–25.
[e] 19, 6 7.
[f] 12, 32. 33; Mat. 20, 19.

la, eye wòyɔ Yesu, eye wògblɔ
nɛ bena: Alo wòe nye Yudatɔwo
fe fia la mahã? 34 Yesu ɖo ŋu
nɛ bena: Wò ŋutɔ ɖokuiwò si
nèle esia gblɔm le loo, alo ame
bubuwoe gblɔ ŋutinye nya na wò
mahã? 35 Pilato ɖo ŋu bena: Nye
la Yudatɔ menye mahã? Wò ŋutɔ
wò dukɔ la kple nunɔlagãwoe tsɔ
wò de asi nam, nuka nèwɔa?
36 Yesu ɖo ŋu bena: Nye fia-
ɖufe metso xexe sia me o; nye
fiaɖufe, ɖe wòtso xexe sia me la,
ne nye dɔlawo aʋli tanye, bena
womagadem asi na Yudatɔwo o;
ke azɔ la nye fiaɖufe metso afi-
sia o. 37 Tete Pilato gblɔ nɛ be-
na: Ekema fia nènye ni? Yesu
ɖo ŋu bena: Wòe le egblɔm be-
na, fia menye. Nye la, esia ta
wodzim ɖo, eye esia ta meva xe-
xeame ɖo, bena maɖi ɖase na
nyatefe la. Amesiame, si tso nya-
tefe me la, ɖoa to nye gbe.[b]
38 Pilato gblɔ nɛ bena: Nukae
nye nyatefe? Eye esi wògblɔ
esia la, egado go yi Yudatɔwo
gbɔ, eye wògblɔ na wo bena:
Nye la nyemekpɔ nya vɔ̃a ɖeke
le eyama ŋuti o. 39 Ke kɔnuwɔ-
wɔ le mia si bena, maɖe asi le
ame ɖeka ŋuti na mi le ŋutitoto
la dzi; mielɔ̃ azɔ bena, maɖe asi
le Yudatɔwo fe fia la ŋuti na mi
mahã? 40 Tete la wo katã gado
ɣli gblɔ bena: Menye amesia o,
ke boŋ Baraba. Ke Baraba la
adzodalae.

Yesu le Pilato fe ŋku me. efofo kple atam kp'e ŋukukuɖoɖo nɛ.

19. Tete Pilato tsɔ Yesu na wofo
kple atam. 2 Eye asrafoawo
tsɔ ŋu he tsihe, eye wotsɔe ɖɔ
nɛ, eye wodo awu dzĩ nɛ; 3 eye
wova egbɔ gblɔ bena: Miedo gbe
na wò loo, Yudatɔwo fe fia! Eye
wofo tome nɛ. 4 Pilato gado go,
eye wògblɔ na wo bena: Mikpɔ
ɖa, mekplɔe do go vɛ na mi, ne
miadze sii bena, nyemekpɔ nya
vɔ̃a ɖeke le eŋuti o. 5 Ale Yesu
do go, ŋutsihe la le eta, eye awu
dzĩ la hã le eŋu enye esi. Eye
wògblɔ na wo bena: Mikpɔ amea
ɖa! 6 Eye esi nunɔlagãwo kple
dɔlawo kpɔe la, wodo ɣli bena:
Klãe ɖe ati ŋuti, klãe ɖe ati ŋuti!
Pilato gblɔ na wo bena: Ekema

mia ŋutɔwo mikplɔe yii, eye miklãe
ɖe ati ŋuti, elabena nye la nye-
mekpɔ nya vɔ̃a ɖeke le eŋuti o.
7 Yudatɔwo ɖo eŋu nɛ bena: Se le
mía si, eye le se la nu la edze bena,
wòaku; elabena etsɔ eɖokui wɔ
Mawuvi.ᵃ 8 Eye esi Pilato se nya
sia la, evɔ̃ wu tsãtɔ; 9 eye wòyi
ɖe ʋɔnudrɔ̃ƒe la, eye wògblɔ na
Yesu bena: Afika nètso? Ke Yesu
meɖo nyaa ɖeke ŋu nɛ o. 10 Pi-
lato gblɔ nɛ bena: Mèle nu ƒo ge
nam oa? Mènyae bena, mekpɔ ŋusẽ
be, maɖe asi le ŋuwò, eye mekpɔ
ŋusẽ be, maklã wò ɖe ati ŋuti
oa? 11 Yesu ɖo ŋu nɛ bena: Ŋu-
sẽa ɖeke manɔ asiwò ɖe ŋunye
o, ne menye ɖe wona wò tso dziƒo
o; le esia ta amesi dem asi na wò
la, wɔ nuvɔ̃ wu wò. 12 Tso esia
dzi la Pilato di be, yeaɖe asi le
eŋu; ke Yudatɔwo do ɣli gblɔ
bena: Ne èkatse ɖe asi le amesia
ŋu la, ekema mènye kaisaro xɔlɔ̃
o, amesi ke tsɔ eɖokui wɔ fia la,
etsi tre ɖe kaisaro ŋu. 13 Azɔ
esi Pilato se nya siawo la, ekplɔ
Yesu do goe, eye wòbɔbɔ nɔ ʋɔ-
nudrɔ̃zikpui la dzi le teƒe, si wo-
yɔna be Kpenyigba, eye le Hebri-
gbe me la enye Gabata. 14 Ke
enye ŋutitoto la ƒe dzadzraɖo-
ŋkeke, eye anɔ gaƒoƒo adelia dzi.
Eye wògblɔ na Yudatɔwo bena:
Mikpɔ miaƒe fia la ɖa! 15 Ke woa-
wo do ɣli gblɔ bena: Kplɔe yii,
kplɔe yii, ᶠklãe ɖe ati ŋuti! Pilato
gblɔ na wo bena: Miaƒe fia lae
maklã ɖe ati ŋutia? Nunɔlagãwo
ɖo ŋu nɛ bena: Fiaa ɖeke mele
mía si o, negbe kaisaro ko.

**Woklã Yesu ɖe ati ŋu. Yesu ƒe nya mamleawo.**

16 ⁱTete wòdee asi na wo, bena
woaklãe ɖe ati ŋuti. 17 Eye wolé
Yesu, eye wokplɔe yii, eye wòdo
go hele eya ŋutɔ ƒe atitsoga la
tsɔm yina ɖe teƒe, si woyɔna be
ametakoliƒe, eye woyɔnɛ le He-
bri-gbe me be Golgata; 18 afisi
woklãe ɖe ati ŋu le, eye ame bubu
eve hã kpe ɖe eŋuti, le eƒe axa-
wo kple eve dzi, eye Yesu le ti-
tina. 19 Ke Pilato ŋlɔ eƒe nutso-
nya heɖo atitsoga la ƒe tagbɔ.
Eye wòŋlɔ bena: Yesu, Nazarete-
tɔ, Yudatɔwo ƒe fia la. 20 Azɔ
Yudatɔwo dome ame geɖewo xlẽ
nuŋɔŋlɔ sia, elabena teƒe, si wo-
klã Yesu ɖo la, te ɖe du la ŋu,

ᵃ 10, 33; Mo. III. 24, 16.
ᵇ Ps. 22, 19.
ᵈ 13, 23.
ᵉ 13, 3; 18, 4.
ᶠ kp. 6.
ᵍ Ps. 22, 16.
ʰ Ps. 69, 22.
ⁱ kp. 16-30 kpɔ Mat. 27, 31-50; Mar. 15, 20-37; Lu. 23, 26—46.
ᵏ Mo. V. 21, 23.

eye woŋlɔe ɖe Hebri- kple Hela-
kple Roma-gbe me. 21 Tete Yuda-
tɔwo ƒe nunɔlagãwo va gblɔ na
Pilato bena: Megaŋlɔ bena: Yu-
datɔwo ƒe fia la o; ke boŋ bena
eyama gblɔ bena: Yudatɔwo ƒe
fia menye. 22 Pilato ɖo ŋu bena:
Nusi meŋlɔ la, meŋlɔe xoxo.
23 Azɔ esi asrafoawo klã Yesu
ɖe ati ŋuti vɔ la, wotsɔ eƒe awu-
wo, eye womã wo ɖe akpa ene
me, asrafo ɖeka xɔ ɖeka, kple
awu ʋlaya la hã; ke awu ʋlaya
la le matɔmatɔ, wolɔ̃e blibo tso
tagbɔ vaseɖe egɔme. 24 Tete wo-
gblɔ na wo nɔewo bena: Migana
míadze eya o, ke boŋ míadzidze
nu ɖe edzi, amesi tɔ wòazu, bena
woawu ŋɔŋlɔ la nu, si gblɔ bena:
ᵇ„Womã awunyewo na wo nɔewo,
eye nye awu ʋlaya la wodzidze
nu ɖe edzi." Nenem nusiawo asra-
foawo wɔ.
25 Ke dadaa kple dadaa nɔvi-
nyɔnu Maria, Klopa srɔ̃, kpakple
Maria, Magdalatɔ, wole tsitre ɖe
Yesu ƒe atitsoga la gbɔ. 26 Eye esi
Yesu kpɔ dadaa kple nusrɔ̃la, si
ᵈwòlɔ̃na, wole tsitre ɖe egbɔ la,
egblɔ na dadaa bena: Nyɔnu, kpɔ
ɖa, viwòŋutsu enye si! 17 Emegbe
la egblɔ na nusrɔ̃la ma bena: Kpɔ
ɖa, dawòe nye esi! Eye tso ga-
ƒoƒo ma ke dzi la nusrɔ̃la la kplɔ
eyama yi ye ŋutɔ ƒe me. 28 Esia
megbe la, esi Yesu ᵉnyae bena,
wowu nuwo katã nu azɔ, ᵍbena
ŋɔŋlɔ la nava ve me la, egblɔ
bena: Tsikɔ le wuyem! 29 Eye
nane le afima, si me aha tsitsi le
fũ, tete wotsɔ ƒumekutsa, si me
wode aha ʰtsitsii fũ la, tɔ ɖe ayeti
nu heɖo nu nɛ. 30 Eye esi Yesu
xɔ aha tsitsia la, egblɔ bena: Wo-
wu nu vɔ! Eye wòde ta anyi, eye
wòtsɔ gbɔgbɔ la na.
31 Azɔ esi wònye dzadzraɖo-
ŋkeke la, Yudatɔwo bia Pilato be-
na, woaŋe woƒe afɔwo, eye ne
woaɖe wo ɖa, bena ame kukuwo
nagatsi atitsoga ŋu le Sabat dzi
o; elabena Sabat gãe nye ŋkeke
ma.ᵏ 32 Tete asrafoawo va, eye
woŋe gbãtɔ ƒe afɔwo kple kɔtoetɔ,
si woklã ɖe ati ŋu kpe ɖe eŋuti
la, hã tɔ; 33 ke esi wova Yesu
gbɔ, eye wokpɔ bena, eku xoxo
la, womeŋe eƒe afɔwo o; 34 ke
boŋ asrafoawo dometɔ ɖeka tsɔ

akplɔ tɔ eƒe axada me, eye enu-
make ʋu kple tsi do go. 35 Eye
amesi kpɔe la, ɖi ɖase, eye eƒe
ɖaseɖiɖi la nye nyateƒe, eye ame
ma nyae bena, yegblɔ nyateƒe,
bena miawo hã miaxɔe ase. 36
Elabena nusiawo va ve me, bena
[a]woawu ŋɔŋlɔ la nu bena: „Wo-
mele eƒe ƒua ɖeke ŋe ge o!“ 37
Eye [d]ŋɔŋlɔ bubu gagblɔ bena:
„Woafɔ ŋku ɖe amesi woƒo nu ɖo
la dzi!“

### Yesu ɖiɖi.

38 [e]Eye nusiawo megbe la Yo-
sef tso Arimatia, amesi nye Yesu
ƒe nusrɔ̃la le adza me le vɔvɔ̃ na
Yudatɔwo ta la, bia Pilato bena,
yeaɖe Yesu ƒe kuku la ɖe anyi,
eye Pilato na mɔe. Tete wòva,
eye wòɖe Yesu ƒe kuku la ɖe
anyi. 39 Eye Nikodemo, [f]amesi
va Yesu gbɔ le zã me gbã la, hã
va, eye wòtsɔ [g]mire kple aloe,
anɔ pounde alafa ɖeka nu hetɔtɔ
ɖe asi vɛ. 40 Tete wotsɔ Yesu
ƒe kuku la, eye woblae ɖe aklala
me kple atike ʋeʋẽe la, abe alesi
Yudatɔwo wɔna ɖia amee ene.
41 Ke abɔa ɖe le teƒe, si woklã
Yesu ɖo la, eye yɔdo yeyea ɖe,
si me amea ɖeke memlɔ kpɔ o
la, le abɔ ma me. 42 Afima wo-
tsɔ Yesu mlɔ, le Yudatɔwo ƒe
dzadzraɖoŋkeke la ta; elabena
yɔdo la gbɔ medidi o.

### Yesu ƒe tsitretsitsi; eɖe eɖokui fia Maria, Magdalatɔ la.

20. [h]Ke le kwasiɖa ƒe ŋkeke
gbãtɔ ƒe ŋdikanya ƒute la
Maria, Magdalatɔ, va yɔdo la gbɔ,
eye wòkpɔ bena, woɖe kpe la ɖa
le yɔdo la nu. 2 Tete wòƒu du
va Simon Petro kple nusrɔ̃la bu-
bu,[k] si Yesu lɔ̃na la gbɔ, eye wò-
gblɔ na wo bena: Wotsɔ Aƒetɔ
la le yɔdo la me yii, eye míenya
afisi wotsɔe ɖada ɖo o. 3 Azɔ
Petro kple nusrɔ̃la keme la tso
hiã do go va yɔdo la gbɔ. 4 Eye
woa kple eve la woƒu du, eye nu-
srɔ̃la keme la ƒu du gbɔ Petro
ŋu tre yɔdo la gbɔ vava; 5 eye
esi wòdo kɔ ɖe eme la, ekpɔ akla-
lawo le afima; gake la meyi ɖe
eme o. 6 Tete Simon Petro hã
le eyome gbɔna, eye wòyi ɖe yɔdo
la me, eye wòkpɔ aklalawo mlɔ
afima; 7 [o]eye taku, si wobla ta

[a] Mo. II. 12, 46.
[b] Kor. I. 15, 4; Do. 2, 24—32.
[d] Zax. 12, 10; Nyad. 1, 7.
[e] kp. 38-42 kpɔ Mat. 27, 57-6; Mar. 15, 42-47; Lu. 23, 50—55.
[f] 3, 2.
[g] Mat. 2, 11.
[h] kp. 1—18 kpɔ Mat. 28, 1—10; Mar. 16, 1—11; Lu. 24, 1—12.
[i] Heb. 2, 11. 12.
[k] 13, 23.
[l] kp. 19-23 kpɔ Mar. 16, 14-18; Lu. 24, 36—49.
[n] Yoh. I. 1, 1.
[o] 11, 44.

nɛ la, mele aklalawo gbɔ o, ke
boŋ woŋe eme ɖo afi bubu. 8 Tete
nusrɔ̃la keme la hã, si tre yɔdo
la gbɔ vava la, yi ɖe eme azɔ,
eye wòkpɔe, eye wòxɔe se. 9 Ela-
bena womenya ŋɔŋlɔ la bena, ele
nɛ be, wòatsi tre tso ame kuku-
wo dome la, haɖe o.[b] 10 Azɔ
nusrɔ̃lawo gadzo yi woa ŋutɔwo
ƒe me.
11 Ke Maria le tsitre ɖe yɔdo
la godo le avi fam, eye esi wòle
avi fam ale la, edo kɔ ɖe yɔdo
la me; 12 eye wòkpɔ mawudɔla
eve le awu ɣi me le anyinɔƒe,
ɖeka le taɖe, eye ɖeka le afɔɖe
le afisi Yesu ƒe kuku la mlɔ. 13
Eye ame mawo gblɔ nɛ bena:
Nyɔnu, nukaŋuti nèle avi fam?
Egblɔ na wo bena: Elabena wo-
tsɔ nye Aƒetɔ la yii, eye nyeme-
nya afisi wodae ɖo o. 14 Esi wò-
gblɔ nusiawo la, etrɔ megbe, eye
wòkpɔ Yesu le tsitre, eye menyae
bena, Yesu ye o. 15 Yesu gblɔ
nɛ bena: Nyɔnu, nukaŋuti nèle
avi fam? Ameka dim nèle? Ke
eya bu xa bena, abɔdzikpɔlae,
egblɔ nɛ bena: Aƒetɔ, nenye wòe
tsɔe yii la, gblɔ afisi nètsɔe yi
ɖamlɔ la nam, eye nye la mayi
aɖatsɔe vɛ. 16 Yesu gblɔ nɛ be-
na: Maria! Ke esi wòtrɔ eɖokui
la, egblɔ nɛ le Hebri-gbe me be-
na: Rabuni! si gɔmee nye nufiala.
17 Yesu gblɔ nɛ bena: Megaka
asi ŋunye o; elabena nyemekpɔ
yi dziƒo, Fofo la gbɔ, haɖe o; ke
yi [i]nɔvinyeŋutsuwo gbɔ, eye na-
gblɔ na wo bena: Meyina dziƒo
ɖe Fofonye kple miawo hã mia
Fofo, nye Mawu kple miawo hã
mia Mawu la gbɔ. 18 Maria, Mag-
dalatɔ la, va gblɔe fia nusrɔ̃lawo
bena: Mekpɔ Aƒetɔ la, eye wò-
gblɔ nya siawo nam.

### Yesu ɖe eɖokui fia nusrɔ̃la wuiɖekɛawo, eye le ŋkeke enyi megbe Toma hã.

19 [l]Azɔ esi kwasiɖa ƒe ŋkeke
gbãtɔ ma ƒe fiẽsi ɖo, eye afisi nu-
srɔ̃lawo le la ƒe ʋɔtru le tutu le
vɔvɔ̃ na Yudatɔwo ta la, Yesu va
tsi tre ɖe wo titina, eye wògblɔ
na wo bena: Ŋutifafa na mi! 20
Eye esi wògblɔ esiawo la, [n]etsɔ
eƒe asiwo kple eƒe axada me he-
fia wo. Ke esi nusrɔ̃lawo kpɔ
Aƒetɔ la la, dzi dzɔ wo. 21 Tete
Yesu gagblɔ na wo bena: Ŋuti-

fafa na mi! [a]Sigbe alesi Fofo la
dɔm ɖa ene la, nenema ke nye
hã mele mia dɔm ɖa. 22 Eye esi
wógblɔ esia la, egbɔ ɖe wo dzi,
eye wógblɔ na wo bena: Mixɔ
Gbɔgbɔ kɔkɔe! 23 [d]Amesiwo ke
ƒe nuvɔ̃wo mietsɔ ke wo la, wo-
tsɔ wo ke wo, eye amesiwo ke
tɔ mietsɔ dzra ɖo la, wotsɔ wo
dzra ɖo.
24 Ke [f]Toma, ame wuieveawo
dometɔ ɖeka, si woyɔna be Ve-
nɔvi la, mele wo dome, esime
Yesu va o. 25 Tete nusrɔ̃la bu-
buawo gblɔ nɛ bena: Miekpɔ Aƒetɔ
la. Ke egblɔ na wo bena: Ne
nyemekpɔ gatagbadzɛawo teƒe le
eƒe asi me, eye metsɔ nye asibi-
ɖe ƒo ɖe gatagbadzɛawo teƒe, eye
metsɔ nye asi ƒo [i]ɖe eƒe axada
me o la, nyemele exɔ ge ase o.
26 Eye le ŋkeke enyi megbe la
nusrɔ̃lawo gale xɔ ma me, eye
Toma le wo dome. Yesu va, [k]eye
ʋɔtruawo le tutu, eye wòle tsitre
ɖe wo titina, eye wògblɔ bena:
Ŋutifafa na mi! 27 Esia megbe
la egblɔ na Toma bena: Do wò
asibiɖe ɖe afii, eye nakpɔ nye
asiwo ɖa, eye do wò asi ɖa, eye
naƒo ɖe nye axada me, eye me-
gazu maxɔsetɔ o, ke boŋ xɔsetɔ.
28 Toma ɖo ŋu gblɔ nɛ bena:
Nye Aƒetɔ kple [l]nye Mawu! 29
Yesu gblɔ nɛ bena: Toma, esi nè-
kpɔm la, èxɔe se; woayra [n]amesi-
wo mekpɔa nu o, eye gake wo-
xɔnɛ sena.
30 Eye dzesi bubu geɖewo hã
Yesu wɔ le eƒe nusrɔ̃lawo ŋku
me, esiwo womeŋlɔ ɖe agbalẽ sia
me o; 31 ke woŋlɔ esiawo ɖi, be-
na miaxɔ ase bena, Yesu enye
Kristo, Mawuvi la, eye bena ne
[p]miexɔe se la, miakpɔ agbe le eƒe
ŋkɔ la me.

### Yesu ɖe edokui fia nusrɔ̃lawo le Genezaret-ƒu nu.

**21.** Nusiawo megbe la Yesu gaɖe
edokui fia nusrɔ̃lawo le Ti-
beria-ƒu la nu; eye wòɖe edokui
fia ale: 2 Simon Petro kple Toma,
si woyɔna be Venɔvi, kple [s]Nata-
nael tso Kana le Galilea kple Ze-
bedeo ƒe viwo kpakple eƒe nusrɔ̃-
lawo dome ame bubu eve, wole
afi ɖeka. 3 Simon Petro gblɔ na
wo bena: Meyina tɔ ƒo. Wogblɔ
nɛ bena: Míawo hã míayi kpli wò.
Wodo go, eye wodo ʋu la, eye
womeɖe naneke le zã ma me o.
4 Ke esi fɔŋli ɖo la, Yesu le tsi-
tre ɖe ƒu la nu; gake nusrɔ̃lawo
[b]menyae bena, Yesu ye o. 5 Tete
Yesu gblɔ na wo bena: Ɖeviwo
lee, lã mele mia si o mahã? Wo-
ɖo ŋu nɛ bena: O![e] 6 Egblɔ na
wo bena: Miɖi ɖɔ la ɖe ʋu la
ƒe nuɖusi me, eye miadee. Tete
woɖii, eye womete ŋu le ehem
o le lã geɖe, si woɖe la ŋuti.[g]
7 Tete nusrɔ̃la ma, [h]si Yesu lɔ̃na
la, gblɔ na Petro bena: Aƒetɔ lae!
Azɔ esi Simon Petro se bena,
Aƒetɔ lae la, etsɔ eƒe dziwui sa
ɖe ali, elabena amama wòle, eye
wòdzo kpo dze ƒu la me doo. 8 Ke
nusrɔ̃la bubuawo le ʋuvi la me
va; elabena woawo kple gota do-
me medidi o, anɔ abɔ alafa eve
ko, eye wole ɖɔ, si yɔ fũ kple
lãwo la hem. 9 Eye esi woɖi go
la, wokpɔ akadzo le afima, eye
lã kple abolo le edzi. 10 Yesu gblɔ
na wo bena: Mitsɔ lã, si mieɖe
fifia la, ƒe ɖe vɛ. 11 Simon Petro
yi ɖalia ʋu la, eye wòhe ɖɔ la
va gota, eye wòyɔ fũ kple lã gã
alafa kple blaatɔ̃ vɔ etɔ̃, eye esi
wosɔ gbɔ ale hã la, ɖɔ la medze
o. 12 Yesu gblɔ na wo bena:
Miva ɖu nu. Ke nusrɔ̃lawo do-
metɔa ɖeke medo dzi biae bena:
Ameka nènye mahã o, elabena
wonyae xoxo bena, Aƒetɔ lae. 13
Yesu va, eye wòtsɔ abolo la na
wo kple lã la hã nenema ke.[o]
14 Esia enye zi etɔ̃lia, si Yesu ɖe
edokui fia nusrɔ̃lawo le eƒe tsi-
tretsiɖsi tso ame kukuwo dome
megbe.

### Yesu bia nya Petro, eye wògblɔ nya ɖi le eya kple Yohanes ŋu.

15 Azɔ esi woɖu nu vɔ la, Yesu
gblɔ na Simon Petro bena: [r]Si-
mon, Yona vi, èle lɔ̃yem wu ne-
nem me siawo mahã? Egblɔ nɛ
bena: Ẽ, Aƒetɔ, wòe nyae bena,
nyemelɔ̃a nu gbɔwò o. Egblɔ nɛ
bena: Nyi nye alẽvīawo. 16 Ega-
gblɔ nɛ zi evelia bena: Simon,
Yona vi, èle lɔ̃yem mahã? Egblɔ
nɛ bena: Ẽ, Aƒetɔ, wòe nyae be-
na, nyemelɔ̃a nu gbɔwò o. Egblɔ
nɛ bena: [t]Kpɔ nye alẽawo dzi.
17 Egblɔ nɛ zi etɔ̃lia bena: [u]Si-
mon, Yona vi, mèlɔ̃a nu gbɔnye
oa? Eve Petro, elabena egblɔ

[a] 17, 18.
[b] 20, 14; Lu. 24, 16.
[d] Mat. 16, 19; 18, 18.
[e] Lu. 24, 41.
[f] 11, 16; 14, 5.
[g] Lu. 5, 4—7.
[h] 13, 23.
[i] 19, 34.
[k] kp. 19.
[l] 1, 1.
[n] Pet. I. 1, 8.
[o] 6, 11.
[p] Yoh. I. 5, 13.
[r] 1, 42.
[s] 1, 46.
[t] Pet. I. 5, 2. 4.
[u] 13, 38.

nɛ zi etɔ̃lia bena: Mèlɔ̃a nu gbɔ-
nye oa? Eye wògblɔ nɛ bena:
Aƒetɔ, [a]wòe nya nuwo katã, wòe a 16, 30.
dze sii bena, nyemelɔ̃a nu gbɔwò
o. Yesu gblɔ nɛ bena: Nyi nye
alẽawo. 18 Vavã, vavã meleegblɔm
na wò bena: Esime nènye ɖeka-
kpui la, wò ŋutɔ èsaa avɔ ɖe ali
na ɖokuiwò, eye nèyia afisi ke
nèlɔ̃na; ke ne èku amegã la, àmlo
wò abɔwo me, eye ame bubu asa
avɔ ɖe ali na wò, eye wòakplɔ
wò ayi afisi mèlɔ̃na o. 19 Ke egblɔ
esia, bena wòatsɔ afia ku, si ƒo-
mevi ku ge wòala akafu Mawui.
Esi wògblɔ esia la, egblɔ nɛ be-
na: Dze yonyeme![b] 20 Esi Petro b 13, 36.
trɔ la, ekpɔ nusrɔ̃la, [d]si Yesu lɔ̃- d 13, 23.
na la, le eyome dzem, amesi hã e 15, 27.
vĩa ɖe ekɔme le nuaɖuƒe, eye wò-
gblɔ bena: Aƒetɔ, amekae nye
amesi le yowòme mɔ fia gea?
21 Azɔ esi Petro kpɔ eyama la, f 20, 30.
egblɔ na Yesu bena: Aƒetɔ, ke
amesia ɖe? 22 Yesu gblɔ nɛ be-
na: Ne medi bena, nenɔ anyi, va-
seɖe esime mava la, gbɔwò nya
ka wòtsɔa? Wò la dze yonye-
me! 23 Tete ŋya sia ɖo nɔviawo
dome bena, nusrɔ̃la ma mele ku-
ku ge o; eye Yesu megblɔ nɛ
bena, mele kuku ge o, ke boŋ:
Ne medi bena, nenɔ anyi, vaseɖe
esime mava la, gbɔwò nya ka
wòtsɔa?

Agbalẽ la ƒe nuwuwuŋyawo.

24 Amesia nye nusrɔ̃la, si le
ɖase ɖim le nusiawo ŋuti, eye
wòŋlɔ nya siawo, eye míenyae
bena, eƒe ɖaseɖiɖi la nye nyateƒe.[e]
25 Ke nu bubu geɖe, siwo Yesu
wɔ la, hã gali, esiwo, ne woaŋlɔ
wo ɖekaɖeka la, mebu bena, xe-
xeame ŋutɔ mele ŋu te ge axɔ
agbalẽ, siwo ŋlɔ ge woala o.[f]

# APOSTOLOWO ƑE DƆWƆWƆWO ŊUTINYA.

Kpɔkplɔyiɖeme. Kristo ƒe dziƒoyiyi.

1. O Teofil, meŋlɔ nya gbãtɔ na
wò le nusiwo katã Yesu de asi
wɔwɔ kple fiafia me,[g] 2 vaseɖe g Lu. 1, 3.
ŋkeke, si me wòde se na apostolo,
siwo wòtia to Gbɔgbɔ kɔkɔe la
me, hafi woxɔe yi dzi la ŋuti;
3 amesiwo hã wòtsɔ eɖokui fia h Mar. 16, 19; Lu. 24, 51.
agbagbe le eƒe fukpekpe la me-
gbe to dzesi kɔte geɖewo me, eye i Lu. 24, 4.
wòna wokpɔe le ŋkeke blaneawo
me, eye wòle nu ƒom le mawu-
fiaɖuƒe la ŋuti. 4 Eye esi eya
kpli wo ƒo ƒu la, ede se na wo
be, woagadzo le Yerusalem o, ke k Lu. 21, 27.
boŋ woalala Fofo la ƒe ŋugbedo-
do, [l]si miese tso nunye me; 5 ela- l Yoh. 15, 26; Lu. 24, 49.
bena Yohanes tsɔ tsi de mawu-
tsi ta na ame; ke miawo la woa-
tsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe ade mawutsi m Lu. 24, 50. 52. 53.
ta na mi, mele ŋkeke geɖea ɖeke
xɔ ge le esia megbe o.[n] 6 Azɔ n Mat. 3, 11.
amesiwo [p]kpe ta la, biae gblɔ be- p Lu. 24, 21.
na: Aƒetɔ, ɖe nègale fiaɖuƒe la
ɖɔ ge ɖo na Israel le ɣeyiɣi sia
mea? 7 Egblɔ na wo bena: Mia-
wo la mele na mi be, mianya ɣe- r Lu. 6, 13–16.
yiɣi alo azãgbe, siwo Fofo la ɖo
le ye ŋutɔ ƒe ŋusẽ nu o. 8 Hafi
boŋ miaxɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe, si le
mia dzi va ge la, ƒe ŋusẽ, eye
mianye nye ɖaseɖilawo le Yeru-
salem kple Yudea katã kple Sa-
maria, eye vaseɖe anyigba ƒe seƒe
ke. 9 Eye esi wògblɔ nusiawo,
eye wole ekpɔm la, wokɔe yi dzi,
eye alilikpo xɔe tso woƒe ŋkuwo
me.[h] 10 Eye esime wole dziƒo
kpɔm gã le eƒe yiyi me la, kpɔ
ɖa, [i]ŋutsu eve le tsitre ɖe wo gbɔ
le awu yi me, 11 amesiwo hã gblɔ
bena: Galilea ŋutsuwo! Nuka wɔ
miele tsitre le dziƒo kpɔm? Yesu
sia, si woxɔ tso mia gbɔ yi dziƒo
la, [k]agava nenema ke, abe alesi
miekpɔe wòle dziƒo yim ene.
12 Tete wotrɔ yi Yerusalem tso
to, si woyɔna be Amito la dzi,
esi tsɔ ɖe Yerusalem gbɔ anɔ Sa-
bat dzi ƒe azɔlizɔzɔ.[m] 13 Eye esi
wova dua me la, woyi ɖe dziƒo-
xɔ, si me wonɔna la me: Petro
kple Yakobo, Yohanes kple An-
drea, Filipo kple Toma, Bartolo-
meo kple Mateo, Yakobo, Alfeo
vi, kple Simon Zelotes kpakple
Yuda, Yakobo vi.[r] 14 Amesiawo
katã nɔ gbedodoɖa kpakple kuku-
ɖeɖe dzi kple tame ɖeka kpe ɖe

nyɔnuawo kple Maria, Yesu dada,
kple eƒe nɔviŋutsuawo ŋuti.[b]

**Matia tiatia.**

15 Eye le ŋkeke siawo me la
Petro tsi tre ɖe nɔviawo titina
(ameha, si ƒo ƒu la, nu anɔ alafa
ɖeka kple blave), eye wògblɔ be-
na: 16 Ŋutsuwo kple nɔviwo, ele
be, [f]woawu ŋɔŋlɔ, si Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe la gblɔ ɖi to Dawid nu la
nu le Yuda, amesi zu mɔfiala na
amesiwo lé Yesu la ŋuti. 17 Ela-
bena woxlẽe ɖe mia dome, eye
wòkpɔ gome le subɔsubɔdɔ sia
me. 18 Azɔ amesia tsɔ nu madzɔ-
madzɔ fetu ƒle abɔ, eye esi wòɖe
goglomi dze anyi la, ewo ɖe titi-
na; eye eƒe dɔmenuwo do go hlẽ.[g]
19 Eye amesiwo katã nɔ Yerusa-
lem la, se nya sia, ale bena woyɔ
abɔ ma le woa ŋutɔwo ƒe gbe me
be Akeldama, egɔme enye ʋubɔ.
20 Elabena woŋlɔ ɖe [h]Psalmo-
gbalẽ me bena: „Eƒe nɔƒe nazu
aƒedo, eye amea ɖeke maganɔ me
o, eye eƒe dɔ la ame bubu na-
xɔe." 21 Eyaŋuti ele be, ŋutsu,
siwo zɔ kpli mi le ɣeawokatãɣi
me, le esi me Aƒetɔ Yesu va me,
eye wòdoa go le mia dome[i] 22
tso keke Yohanes ƒe mawutsidede-
taname dzi vaseɖe ŋkeke, si dzi
woxɔe yi dzi le mia gbɔ; wo do-
metɔ ɖeka nazu eƒe tsitretsitsi ƒe
ɖaseɖila akpe ɖe mia ŋu. 23 Eye
wotsɔ ame eve: Yosef, si woyɔna
be Barsaba, amesi wogayɔna hã
be Yusto, kple Matia la, ɖo tsi-
tre. 24 Eye wodo gbe ɖa gblɔ
bena: Aƒetɔ, wò amesi nya ame-
wo katã ƒe dzime la, fia ame eve
siawo dometɔ ɖeka, si nètia, 25
be wòaxɔ subɔsubɔdɔ sia kple
apostolonyenye, si gbɔ Yuda te
ɖa le, be yeayi ɖe ye ŋutɔ teƒe
la. 26 Eye [k]wodzidze nu ɖe wo
dzi, eye nudzidze la dze Matia
dzi, eye wotiɛ kpe ɖe apostolo
wuiɖekɛawo ŋu.

**Gbɔgbɔ kɔkɔe kɔkɔɖanyi; gbe bubuwo gbɔgblɔ.**

2. Eye esi [n]Pentekoste-ŋkeke la
ɖo la, wo katã [o]wotsɔ tame
ɖeka nɔ afi ɖeka. 2 Eye kasia
gbea ɖe ɖi tso dziƒo abe yaƒoƒo
sesẽ ene, eye wòyɔ aƒe, si me
wole la fũ. 3 Eye aɖe mamãwo
do ɖe wo gbɔ le abe dzoƒaɖewo
ene, eye wodze ɖe wo dome ame-
siame dzi ɖekaɖeka.[c] 4 Eye Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la yɔ wo katã taŋtaŋ,
eye wode asi gbe bubuwo gbɔ-
gblɔ me, abe alesi Gbɔgbɔ la na
wo, be woaƒo nui ene.[d] 5 Eye
Yudatɔa ɖewo nɔ Yerusalem, ŋu-
tsu,[e]siwo vɔ̃a Mawu la, wotso du-
kɔ, siwo katã le dziƒo te la me.
6 Ke esi gbe sia ɖi la, ameha la
ƒo zi va kpe ta, eye woƒe nu ku,
elabena amesiame se wole ye ŋu-
tɔ degbe gblɔm. 7 Eye kuvia ɖo
wo katã, eye wotsi yaa hegblɔ be-
na: Kpɔ ɖa, amesiwo katã le nu
ƒom la, ɖe menye Galileatɔwoe
wonye oa? 8 Aleke wɔ, eye mia
dome amesiame le ye ŋutɔ degbe,
si me wodzi mi ɖo la, sem ma-
hã? 9 Partiatɔwo kple Mediatɔ-
wo, Elamtɔwo kple amesiwo nɔa
Mesopotamia, Yudea kple Kapa-
dokia, Ponto kple Asia, 10 Frigia
kple Pamfilia, Egipte kple Libia-
nutowo me, si le Kirene gbɔ, kple
amesiwo nye amedzrowo tso Ro-
ma, Yudatɔwo kple trɔ̃subɔla-zu-
Yudatɔwo, 11 Kretatɔwo kple Ara-
biatɔwo: Miese wole Mawu ƒe nu
dzɔtsuwo gblɔm le mia ŋutɔwo
degbe me. 12 Eye kuvia ɖo wo
katã, eye wotsi dzodzodzoe hele
gbɔgblɔm na wo nɔewo bena:
Esia gɔme ɖe? 13 Ke bubuwo
le alɔme ɖem ɖe wo ŋu gblɔ be-
na: Aha yeye le wo mum.

**Petro ƒe nyagbɔgblɔ le Yesu, si nye Mesia la ŋuti.**

14 Tete la Petro kple ame
wuiɖekɛawo tsi tre, eye wòkɔ
eƒe gbe dzi gblɔ na wo bena:
Yudea-ŋutsuwo kple mi amesiwo
katã nɔa Yerusalem, minya esia,
eye mina nye nyawo nayi ɖe
miaƒe towo me; 15 elabena me-
nye aha amesiawo mu, abe alesi
miele bubum la ene o; elabena
ŋkeke ƒe gaƒoƒo etɔ̃lia ko wònye:
16 Ke esia nye nya, si wogblɔ to
[l]nyagblɔɖila Yoel dzi bena: 17
„Eye ava me le ŋkeke mlɔeawo
me, Mawue gblɔe, bena matrɔ nye
Gbɔgbɔ la akɔ ɖe ŋutilã katã dzi,
eye miaƒe ŋutsuviwo kple miaƒe
nyɔnuviwo agblɔ nya ɖi, eye miaƒe
ɖekakpuiwo akpɔ ŋutegawo, eye
miaƒe amegã ɖediwo aku drɔ̃ewo.
18 Eye le ŋkeke mawo me la ma-
trɔ nye Gbɔgbɔ la akɔ ɖe nye
dɔlaŋutsuwo kple nye dɔlanyɔ-

a Mat. 3, 11.
b 2, 1; Yoh. 7, 3.
d 10, 44–48.
e 13, 26.
f Ps. 41, 10.
g Mat. 27, 3–10.
h Ps. 69, 26; 109, 8.
i Yoh. 15, 27.
k Lod. 16, 33.
l Yoel 3, 1–5.
n Mo. III. 23, 15 v. 21.
o 1, 14.

nuwo hā dzi, eye woagblɔ nya
ḍi. 19 Eye mana nukunuwo naḍo
ḍe dziƒo ŋu, eye dzesiwo naḍo
ḍe anyigba dzi, ʋu kple dzo kple
dzudzɔbabla kɔtɔɔ. 20 Xe latrɔ zu
viviti, eye ɣleti latrɔ zu ʋu, hafi
Afetɔ ƒe ŋkeke gā, si nye atsyɔ̃-
ŋkeke la nava ḍo. 21 Eye wòava
me bena, amesiame, si ke ayɔ
Afetɔ la ƒe ŋkɔa la, woaḍee."[b]
22 Israel-ŋutsuwo, miḍo to nya
siawo! Yesu, Nazaretetɔ la, ŋutsu,
si ŋuti Mawu na kpeḍoḍodzi mi
le to nu dzɔtsuwo kple nukunuwo
kple dzesiwo, siwo Mawu wɔ to
eyama dzi le mia titina la me,
abe alesi mia ŋutɔwo mienya ene;
23 amesi [f]wotsɔ de asi le Mawu
ƒe aḍaŋuḍoḍoḍi kple nyanyaḍi la
nu, esi mieto nu madzɔmadzɔ
wɔlawo ƒe asi dzi kläe ḍe ati ŋuti,
eye miewui. 24 Eya ke Mawu fɔ
ḍe tsitre, esi wòtsi ku ƒe vevewo
nu, le esi mete ŋu lée ḍe anyi o
la ta.[h] 25 Elabena [i]Dawid gblɔ le
eŋuti bena: „Mekpɔa Afetɔ la le
ŋkunye me ḍaa, elabena ele nye
nuḍusi me, be ke maḍe le tenye
o. 26 Esia ta nye dzi kpɔ dzidzɔ,
eye nye aḍe tso aseye; ẽ, nye
ŋutilā hā adzudzɔ le mɔkpɔkpɔ
me. 27 Elabena magblẽ nye lu-
ʋɔ ḍe tsiẽƒe o, eye mana be, wò
mawumeme la nakpɔ nyunyɔ o.
28 Wòe na menya agbemɔwo,
wòe yɔm taŋ kple dzidzɔ le ŋku-
wò me." 29 Ŋutsuwo kple nɔvi-
wo! Mɔ li be, magblɔ nya na mi
kple dzideƒo le tɔgbui Dawid la
ŋuti, bena eku, eye woḍii, eye eƒe
yɔdo le mia dome vaseḍe egbe-
gbe.[o] 30 Esi wònye nyagblɔḍila,
eye wònyae bena, Mawu ḍo ŋu-
gbe nɛ kple atamkaka bena, eƒe
alimevia ḍe nanɔ eƒe fiazikpuidzi,[p]
31 eye esi wòkpɔe ḍi la, eƒo nu
le Kristo ƒe tsitretsitsi la ŋuti
bena, womegblẽe ḍe tsiẽƒe o, eye
eƒe ŋutilā hā mekpɔ nyunyɔ o.
32 Nenem Yesu sia la Mawu fɔe
ḍe tsitre, nusia ŋuti mi katā mie-
nye ḍaseḍilawo le. 33 Azɔ la esi
woḍoe ḍe dzi ḍe Mawu ƒe nuḍusi
me, eye wòxɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe ƒe
ŋugbeḍoḍo hā tso Fofoa gbɔ la,
etrɔ nusi kpɔm miele kple nusi
sem miele la kɔ ḍe anyi. 34 Ela-
bena Dawid melia yi dziƒo o, gake
[u]egblɔ bena: „Afetɔ la gblɔ na

[a] 5, 31. [b] Ro. 10, 13. [d] 16, 30. [e] 3, 17–19; Lu. 24, 47. [f] 4, 28. [g] Yoel 3, 5. [h] 3, 15. [i] Ps. 16, 8–11. [k] Mo. V. 32, 5; Fil. 2, 15. [l] 20, 7. [n] 4, 32. [o] 13, 36; Fia. I. 2, 10. [p] Ps. 89, 4. 5; Sam. II. 7, 12. 13. [r] kp. 42. [s] 4, 4; 5, 14; 11, 21; 14, 1. [t] 14, 8. [u] Ps. 110, 1.

nye Afetɔ bena: 35 Bɔbɔ nɔ anyi
ḍe nye nuḍusi me, vaseḍe esime
matsɔ wò ketɔwo awɔ wò afɔḍo-
dzinui." 36 Eyata Israel-ƒeme katā
nanyae kɔte bena, Yesu sia, si
ke miawo mieklā ḍe ati ŋuti la,
Mawu wɔe Afetɔ kple Kristo.[a]
37 Ke esi wose esia la, etɔ woƒe
dzi me, eye wogblɔ na Petro kple
apostolo mamlɛawo bena: Ŋutsu-
wo kple nɔviwo![d] Nuka wɔ ge
míala? 38 Eye Petro gblɔ na wo
bena: [e]Mitrɔ le miaƒe dzi me, eye
mia dome amesiame nana woaḍe
mawutsi ta nɛ ḍe Yesu Kristo ƒe
ŋkɔa dzi hena miaƒe nuvɔ̃wo ƒe
keke, eye miaxɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe
wòanye nunana. 39 Elabena mia
kple mia viwo kple amesiwo katā
le adzɔge kple ame geḍe alesi
nu Afetɔ, [g]mía Mawu la, ayɔ vɛ
la, tɔe nye ŋugbeḍoḍo la. 40 Eḍi
ḍase kple nya bubu geḍewo hā,
eye wòxlɔ̃ nu wo gblɔ bena: Mina
woaḍe mi tso [k]dzidzime gɔglɔ̃ sia
me! 41 Azɔ amesiwo xɔ eƒe nyaa
la, woḍe mawutsi ta na wo; eye
le ŋkeke ma dzi wotsɔ luʋɔwo
anɔ akpe etɔ̃ kpe ḍe wo ŋu.

Yerusalem-hame la.

42 Eye wonɔ apostolowo ƒe nu-
fiafia kple habɔbɔ, [l]abolokaka kple
gbedodoḍa me. 43 Eye vɔvɔ̃ gā
va amewo katā dzi, eye aposto-
lowo wɔ nukunuwo kple dzesi
geḍewo le Yerusalem. 44 Eye
amesiwo katā xɔe se la, nɔ afi
ḍeka, eye wowɔ nuwo katā hame-
nui;[n] 45 eye wotsɔ woƒe anyigba-
wo kple woƒe ŋutinuwo dzra, eye
womā wo me na wo katā le ame-
siame ƒe hiahiā nu. 46 Eye gbe-
siagbe wonɔa gbedoxɔ me kple
tame ḍeka, eye wole abolo kam
le aƒe sia aƒe me, eye woḍua nu
kple dzidzɔ kpakple dzimekɔkɔ[r]
47 hele Mawu kafum, eye wokpɔ
amenuveve le dukɔ blibo la katā
gbɔ. Eye Afetɔ la tsɔa amesiwo
kpɔ agbexɔxɔ la [s]kpena ḍe ha
la ŋu gbesiagbe.

Petro kple Yohanes ƒe gbedaḍa le tekunɔa ḍe ŋu.

3 Eye Petro kple Yohanes woyi
ḍe mawuxɔ me le gbedoḍayi,
si nye gaƒoƒo asiekelia dzi. 2 Eye
wotsɔ ŋutsua ḍe,[t] si nye tekunɔ
tso dadaa ƒe dɔme ke la vɛ, amesi
wotsɔna dana ḍe mawuxɔ la ƒe

ʋɔtru, si woyɔna be nyui la nu
gbesiagbe, be wòabia nu le ame-
siwo yina ɖe mawuxɔa me la si.
3 Eya la, esi wòkpɔ Petro kple
Yohanes woyina ɖe mawuxɔa me
la, ebia nunana wo. 4 Ke Petro a 23, 34.
kple Yohanes wokpɔe dũ gblɔ
bena: Kpɔ mi ɖa! 5 Eye wòlé b Lu. 24, 27.
ŋku ɖe wo dzi gã, bu xa bena,
yeaxɔ nane le wo si. 6 Ke Petro
gblɔ bena: Klosalo kple sika mele
asinye o; gake nusi le asinye la,
eya mana wò: Le Yesu Kristo, Na- d 2, 38.
zaretetɔ la ƒe ŋkɔa me tsi tre, eye
nazɔ azɔli! 7 Eye esi wòlé eƒe
nuɖusi la, ekɔe ɖe dzi, eye enu-
make ŋusẽ ɖo eƒe afɔwo kple afɔ-
kɔewo me. 8 Eye wòti kpo hele
tsitre nu, eye wòzɔ azɔli; eye
wòyi ɖe mawuxɔa me kpli wo le
tsatsam hele du ƒum, eye wòle
Mawu kafum. 9 Eye dukɔ blibo
la katã kpɔe wòle azɔli zɔm, eye e Mo. V. 18, 15. 19.
wòle Mawu kafum. 10 Ke wodze
sii bena, eyae nye amesi nɔ anyi
ɖe mawuxɔ la ƒe ʋɔtru nyui la
nu le nubiabia ta, eye wotsi yaa,
eye kuvia ɖo wo ŋutɔ le nusi va
ve me la ŋuti.

Petro ƒe ɖaseɖiɖi le Yesu Kristo ŋu hena dzimetɔtrɔ.

11 Eye esi wòmiã eɖokui ɖe
Petro kple Yohanes ŋu la, dukɔ
blibo la katã si du va ƒo ƒu ɖe
wo gbɔ le [f]akpata, si woyɔna be f 5, 12.
Salomo ƒe akpata la me, eye woƒe
nu ku. 12 Eye esi Petro kpɔe la,
egblɔ na dukɔ la bena: Israel-
ŋutsuwo, nukaŋuti miaƒe mo wɔ g Mo. I. 22, 18.
yaa le amesia ŋuti mahã? Alo nuka
wɔ, eye mielé ŋku ɖe mia dzi gã, h 13, 46.
abe ɖe mieto mia ŋutɔwo ƒe ŋu-
sẽ, alo vɔvɔ̃ na Mawu dzi wɔ be,
amesia le azɔli zɔm ene? 13 [i]Abra- i 5, 30.
ham kple Isak kple Yakob ƒe Ma-
wu la, [k]mía fofowo ƒe Mawu la, k Yes. 53, 11.
kɔ eƒe dɔla Yesu ŋuti, [l]amesi mia- l 2, 23.
wo mietsɔ de asi, eye miegbe nu
le egbɔ le Pilato ƒe ŋku me, esi
ame ma tso afia bena, yeaɖe asi n Lu. 22, 4. 52.
le eŋu. 14 Ke miawo la miegbe
nu le kɔkɔetɔ kple dzɔdzɔetɔ la
gbɔ, eye [o]mieɖe kuku be, woatsɔ o Mat. 27, 20. 21.
amewula ana mi, 15 eye miewu
agbeƒia la, [p]amesi Mawu fɔ ɖe tsi- p 4, 10.
tre tso ame kukuwo dome, esi ƒe r 22, 8.
ɖaseɖilawo miawo mienye. 16 Eye
eƒe ŋkɔ la do ŋusẽ amesia, si
kpɔm miele, eye mienya la, hena
eƒe ŋkɔ dzi xɔse; eye dzixɔse, si
to eyama dzi la, na lãmesesẽ bli-
bo sia le mi katã ƒe ŋku me. 17
Eye azɔ la, nɔviŋutsuwo, menya
bena, miewɔe le numanyamanya
me abe miaƒe dziɖulawo hã ene.[a]
18 Ke ale Mawu wu nya, siwo
wògblɔ ɖi to eƒe [b]nyagblɔɖilawo
katã ƒe nu me bena, eƒe Kristo
akpe fu la nu.
19 Eyata mitrɔ le miaƒe dzi me,
eye migbugbɔ, be woatutu miaƒe
nuvɔ̃wo,[d] 20 bena ne gbɔɖemeɣi
nava tso Aƒetɔ la ƒe ŋku me, eye
wòadɔ Kristo Yesu, si woɖo ɖi na
mi la ɖa. 21 Amesi wòle na dziƒo
be, wòaxɔ tsã vaseɖe nuwo katã
ƒe ɖɔɖɔɖoɣi la dzi, esiwo ŋuti
Mawu ƒo nu le, to eƒe nyagblɔɖila
kɔkɔewo katã ƒe nu me tso xe-
xeme ƒe gɔmedzedzea me la. 22
Mose gblɔ na fofoawo bena:
[e]„Aƒetɔ, mia Mawu la, ana be,
nyagblɔɖilaa ɖe natsi tre na mi
abe nye ene tso mia nɔviwo do-
me, eya la miaɖo toe le nusiwo
katã wòagblɔ na mi la me. 23 Ke
ava me bena, luʋɔ sia luʋɔ, si
maɖo to nyagblɔɖila ma o la, woa-
tsrɔ̃e keŋ tso dukɔ la dome.“
24 Eye nyagblɔɖilawo katã tso
Samuel dzi vaseɖe amesiwo katã
dze eyome dzi, ame geɖe alesi nu
ƒo nu la, wogblɔ nya fia le ŋkeke
siawo hã ŋuti. 25 Miawoe nye
nyagblɔɖilawo kple nubabla, si
Mawu bla kple mia fofowo ƒe vi-
wo, esi wògblɔ na Abraham be-
na: [g]„Eye le wò ƒome la me
woayra anyigba dzi ƒomewo katã
le.“ 26 [h]Miawo Mawu fɔ eƒe dɔla
ɖe tsitre na gbã, eye wòɖoe ɖa,
be wòayra mi le esi me be, mia
dome amesiame natrɔ tso eƒe vɔ̃-
ɖinyenyewo me.

Petro kple Yohanes ɖeɖe gaxɔ me; woƒe ɖokuiɖeɖe le amegãwo ƒe ŋku me kple asiɖeɖe le wo ŋu.

4. Ke esi wole nu ƒom na dukɔa
la, nunɔlawo kple [n]mawuxɔ-
dzikpɔla kpakple zadukitɔwo do
ɖe wo dzi, 2 le esi wòve wo be-
na, wole nu fiam dukɔ la, eye
wole tsitretsitsi tso ame kukuwo
dome gblɔm fia le Yesu ŋuti la
ta.[r] 3 Eye woɖo asiwo wo dzi,
eye wode wo gaxɔ me, vaseɖe ŋu
ke; elabena fiẽ ɖo hafi. 4 Ke ame-
siwo se nyaa la, dome geɖea xɔe

se; eye ŋutsuawo ƒe xexlẽme anɔ
akpe atɔ̃.[a]
5 Eye wòva me le ŋdi bena,
woƒe dziɖulawo kple amegãwo
kpakple agbalẽfialawo ƒo ƒu ɖe
Yerusalem, 6 kple Hana, nunɔlagã,
kpe ɖe Kayafa kple Yohanes kple
Aleksandro ŋuti kple ame geɖe
alesi nu tso nunɔlagã ƒe ƒome la
me. 7 Eye esi wotsɔ wo ɖo titina
la, wobia bena: Ŋusẽ ka nu alo
ŋkɔ ka dzie miewɔ nusia le ma-
hã?[d] 8 Tete Petro, amesi Gbɔgbɔ
kɔkɔe la yɔ fũ la, gblɔ na wo
bena: Mi dukɔ la ƒe dziɖulawo
kple Israel-amegãwo![e] 9 Ne wo-
drɔ̃ ʋɔnu mi egbe le dɔ nyui, si
wowɔ na dɔnɔ la ta be, to ameka
dzi amesia kpɔ lãmesesẽ la, 10 ekɔ-
ma mi katã kple Israel dukɔ blibo
la minyae bena, le Yesu Kristo,
Nazaretetɔ, ƒe ŋkɔ dzie, amesi
miawo mieklã ɖe ati ŋuti, amesi
Mawu fɔ ɖe tsitre tso ame kuku-
wo dome la, le eya me amesia le
tsitre ɖe miaƒe ŋku me, eye eƒe
lãme sẽ.[f] 11 Esia nye kpe, si mi
xɔtulawo miegbe la, eya trɔ zu
dzogoekpe.[h] 12 Eye menye ame
bubua ɖeke me xɔxɔ la le o; ela-
bena ŋkɔ bubua ɖeke mele dziƒoa
te, si wona amegbetɔwo, le esi
me wòle be, miakpɔ xɔxɔ la le o.[i]
13 Ke esi wokpɔ Petro kple
Yohanes ƒe dzideƒo, eye wose
bena, ame masrɔ̃nuwo kple ame
manyanuwo wonye la, woƒe mo
wɔ yaa, eye wodze si wo hã bena,
woa kple Yesu wonɔ anyi. 14 Eye
esi wokpɔ [m]amesi ŋu woda gbe
le, le tsitre ɖe wo gbɔ la, nyaa
ɖeke mele wo si woagblɔ ɖe eŋuti
o. 15 Ke esi wona wodo go tso
ʋɔnua me la, wode adaŋu le wo
nɔewo dome gblɔ bena: Nuka
miawɔ ame siawoa? 16 Elabena
vavã, dzesi, si wowɔ la, amewo
nyae, eye wòdze ƒã na amesiwo
katã nɔ Yerusalem; eye miate ŋu
asẽ nu le eŋu o.[p] 17 Gake bena
wòagakaka ɖe dzi le dukɔ la do-
me o la, [r]mina miado ŋɔdzi na wo
vevie, bena ne womagaƒo nu le
ŋkɔ sia ŋuti na amea ɖeke o.
18 Eye esi woyɔ wo vɛ la, wode
se na wo bena, woagagblɔ nyaa
ɖeke alo afia nu hã le Yesu ƒe
ŋkɔ dzi akpɔ gbeɖe o. 19 Ke Pe-
tro kple Yohanes woxɔ dzi na
wo gblɔ bena: Nenye be, edzɔ
le Mawu ƒe ŋku me bena, [b]míaɖo
to miawo awu Mawu la, mibu eŋu
kpɔ! 20 Elabena miate ŋu agbe
nuƒoƒo le nusi miekpɔ kple nusi
míese la ŋuti o. 21 Ke esi wo-
gado ŋɔdzi na wo ɖe edzi la, woɖe
asi le wo ŋu, esi womekpɔ na-
neke woatsɔ ahe to na wo o la
ta, le dukɔ la ŋuti; elabena amea-
wo katã le Mawu kafum le nusi
ke va me la ŋuti. 22 Elabena
amesi ŋu wowɔ dɔyɔyɔdzesi sia
le la, xɔ ƒe wòwu ƒe blane.

Hametɔwo ƒe gbedododa.

23 Eye esi woɖe asi le wo ŋu
la, wova wo tɔwo gbɔ, eye woxlẽ
nusiwo katã nunɔlagãwo kple
amegãwo gblɔ na wo la, fia wo. 24
Eye esi wosee la, wokɔ woƒe gbe
dzi na Mawu kple tame ɖeka gblɔ
bena: Aƒetɔ, wòe nye Mawu, si
wɔ dziƒo kple anyigba kple atsia-
ƒu kpakple woƒe nuwo katã la.
25 Wò amesi gblɔ to Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe la me le mía fofo Dawid, wò
dɔla, ƒe nu me [g]bena: „Nukaŋuti
trɔ̃subɔlawo le nyanyrãm, eye
dukɔwo le tame bum dzodzro?
26 Anyigba dzi fiawo tso, eye ame-
gãwo ƒo takpli ɖe Aƒetɔ kple eƒe
Kristo ŋu.“ 27 Elabena vavã woƒo
ƒu le du sia me ɖe wò dɔla kɔ-
kɔe Yesu, amesi nèsi ami na la
ŋuti; [k]Herodes kple Pontio Pilato
kpe ɖe trɔ̃subɔlawo kple Israel-
dukɔwo ŋuti, 28 be woawɔ nusi
wò asi kple wò aɖaŋu ɖo ɖi be,
wòava me la.[l] 29 Eye azɔ, Aƒetɔ,
kpɔ woƒe ŋɔdzidodowo ɖa, eye
nana be, wò dɔlawo nagblɔ wò
nya la kple dzideƒo katã,[o] 30 le
esi me be, nado wò asi ɖa hena
dɔyɔyɔ, eye bena dzesiwo kple
nukunuwo nava me to wò dɔla
kɔkɔe Yesu ƒe ŋkɔ dzi. 31 Eye
esi wodo gbe ɖa vɔ la, teƒe, si
woƒo ƒu ɖo la ʋuʋu; eye Gbɔgbɔ
kɔkɔe la yɔ wo katã taŋ, eye wo-
gblɔ mawunya la kple dzideƒo.

Hametɔwo ƒe ɖekawɔwɔ.

32 Eye xɔsetɔwo ƒe ha ƒe dzi
kple luʋɔ le ɖeka, eye wo·dome
amea ɖeke meyɔa nusiwo le esi
la be ye tɔ o; ke nuwo katã nye
hamenu na wo.[s] 33 Eye aposto-
lowo ɖi ɖase kple ŋusẽ gã le
Aƒetɔ Yesu ƒe tsitretsitsi la ŋuti,
eye [t]amenuveve gã le wo katã

a 2, 47.
b 5, 29.
d Mat. 21, 23.
e Mat. 10, 19. 20.
f 3, 6. 13–16.
g Ps. 2, 1. 2.
h Mat. 21, 42; Ps. 118, 22.
i Mat. 1, 21.
k Lu. 23, 12.
l 2, 23.
m 3, 2. 9.
o Ef. 6, 19.
p Yoh. 11, 47.
r 5, 28.
s 2, 44.
t 2, 47.

dzi. 34 Elabena hiãtɔa ɖeke mele
wo dome o; elabena ame geɖe
alesi si anyigbawo alo xɔwo le
la, tsɔ wo dzra, eye wotsɔ nusiwo
wodzra la ƒe home vɛ,[a] 35 eye
wotsɔe da ɖe apostolowo ƒe afɔ
nu; eye womãe na amesiame le
ɖesiaɖe ƒe hiahiã nu. 36 Ke Yo-
sef, amesi apostolowo yɔna hã be
[d]Barnaba, esi ƒe gɔme woɖe bena
akɔfafavi, si nye Lewitɔ, amesi
wodzi le Kipro la, agble le esi,
37 eye esi wòtsɔe dzra la, etsɔ
ga la va da ɖe apostolowo ƒe
afɔ nu.

Anania kple Safira.

5. Ke ŋutsua ɖe, si ŋkɔ nye Ana-
nia, kple srɔ̃a Safira wotsɔ
anyigba dzra, 2 eye wotsɔ ga la ƒe
ɖe ɣla, nusi me srɔ̃a hã nya, eye
[g]wotsɔ eƒe ɖe va da ɖe aposto-
lowo ƒe afɔ nu. 3 Ke Petro gblɔ
bena: Anania, nukaŋuti [h]Satana
yɔ wò dzi me fũ be, nèka aʋa-
tso na Gbɔgbɔ kɔkɔe la, eye nè-
tsɔ anyigbaga ƒe ɖe ɣla mahã?
4 Esi wòli la, ɖe menye tɔwòe oa?
Eye esi nètsɔe dzra la, ɖe me-
nye wò ŋusẽ nue oa? Nukaŋuti
nètsɔ nuwɔwɔ sia ɖo wò dzi me
mahã? Menye amewo nèka aʋa-
tso na o, ke na Mawu boŋ. 5 Ke
esi Anania se nya siawo la, edze
anyi, eye eƒe agbe nu tso. Eye
vɔvɔ̃ gã dze amesiwo katã se nu-
siawo la dzi. 6 Eye ɖekakpuia-
wo tsi tre, eye wodzrae ɖo, eye
wotsɔe do go yi ɖaɖi. 7 Eye wò-
va me anɔ gaƒoƒo etɔ̃ megbe, eye
srɔ̃a, si menya nusi va dzɔ o la,
va me. 8 Eye Petro xɔ dzi nɛ
bena: Gblɔe nam, nenye nene-
mae miedzra anyigba la xɔ. Ke
eya gblɔ be: E, nenemae. 9 Eye
Petro gblɔ nɛ bena: Aleke wɔ
miaƒe nu sɔ ale be, miete Afetɔ
la ƒe Gbɔgbɔ la kpɔ mahã? Kpɔ
ɖa, amesiwo ɖi srɔ̃wò la ƒe afɔwo
le ʋɔtrua nu, be woatsɔ wò hã
ado goe. 10 Tete wòdze anyi
enumake ɖe eƒe afɔ nu, eye eƒe
agbe nu tso. Eye esi ɖekakpuia-
wo va me la, wokpɔ bena, eku,
eye wotsɔe do go ɖaɖi ɖe srɔ̃a
gbɔ. 11 Eye vɔvɔ̃ gãa ɖe va dze
hame blibo la katã kple amesiwo
katã se nusiawo la dzi.

12 Eye dzesi kple nukunu ge-
ɖewo va me le dukɔ la dome to
apostolowo ƒe asi dzi. Eye wo
katã wonɔ anyi kple tame ɖeka
le Salomo ƒe [b]akpata la me. 13
Ke amesiwo susɔ la, wo dome-
tɔa ɖeke medoa dzi tena ɖe wo
ŋu o, hafi boŋ dukɔ la bua wo
ŋutɔ. 14 Ke ame geɖe wu va
kpe ɖe wo ŋu, amesiwo xɔ Afe-
tɔ la dzi se, ŋutsuwo kple nyɔ-
nuwo geɖe fũ ŋutɔ;[e] 15 nenem
bena wotsɔ dɔlélawo hã do go
va ablɔ me, eye wotsɔ wo mlɔ
abawo kple abatiwo dzi, bena ne
Petro gbɔna la, eƒe vɔvɔli ɖeɖe-
ko nadze wo dometɔa ɖe dzi.[f] 16
Eye amehawo tso du, siwo ƒo xlã
Yerusalem la hã me ƒo ƒu. Eye
wotsɔ dɔlélawo kple amesiwo
gbɔgbɔ makɔmakɔwo le fu ɖem
na la vɛ, eye woda gbe le wo
katã ŋu.

Apostoloawo léle ɖe gaxɔ me kple wo ɖeɖe.

17 Ke [i]nunɔlagã la tsi tre kple
amesiwo le eŋu la, siwo nye za-
dukitɔwo ƒe kɔmamã, eye woyɔ
fũ kple ŋuʋaʋã. 18 Eye woɖo
asi apostoloawo dzi, eye woɖe wo
dua me gaxɔ me. 19 Ke [k]Afetɔ
ƒe dɔla va ʋu gaxɔa ƒe ʋɔtrua-
wo le zã me, eye wòkplɔ wo do
goe gblɔ bena: 20 Miheyi, ne
miatsi tre agblɔ agbenya siawo
katã na dukɔ la le mawuxɔ me.
21 Eye esi wosee la, wotɔ dzi yi
mawuxɔ me le ŋdikanya, eye
wofia nu. Ke nunɔlagã kple ame-
siwo le eŋu la, wova, eye woyɔ
adaŋudelawo kple Israel-viwo ƒe
ame tsitsiwo katã va ƒo ƒu, eye
wodɔ ɖo ɖe gaxɔ me, be woa-
kplɔ wo vɛ. 22 Ke esi atikplɔ-
tɔwo de, eye womekpɔ wo le ga-
xɔa me o la, wogbugbɔ va gblɔ
bena: 23 Miekpɔ gaxɔa wòle tu-
tu nyuie pɛ, eye dzɔlawo le tsi-
tre le ʋɔtrua nu; gake esi mie-
ʋui la, miekpɔ amea ɖeke le eme
o. 24 Eye esi mawuxɔdzikpɔla
kple nunɔlagãwo se nya siawo
la, wotsi dzodzodzoe le wo ŋuti
bena: Nuka gɔ̃e nye esia? 25 Ke
amea ɖe va ka eta na wo bena:
Kpɔ ɖa, ŋutsu, siwo mietsɔ de ga-
xɔ me la, wole tsitre ɖe mawuxɔ
me, eye wole nu fiam dukɔ la.
26 Tete la aʋafia kple atikplɔtɔ-
wo tɔ edzi yi ɖakplɔ wo vɛ, me-

a 2, 45.
b 3, 11.
d 11, 22. 24.
e 2, 47; 6, 7.
f 19, 11. 12.
g 4, 37.
h Yoh. 13, 2.
i 4, 1. 6.
k 12, 7.

nye sesẽtɔe o, elabena wovɔ̃ du-
kɔ la, bena woagaƒu kpe yewo
o. 27 Eye esi wokplɔ wo vɛ la,
wotsɔ wo ɖo ʋɔnudrɔ̃lawo ƒe ŋku
me. Eye nunɔlagã bia wo bena:
28 Alo [b]ɖe menye se miede na
mi bena: Migafia nu ɖe ŋkɔ sia
dzi oa? Eye kpɔ ɖa, mieyɔ Ye-
rusalem fũ kple miaƒe nufiafia,
eye miele didim be, miatsɔ ame
sia ƒe [d]ʋu aɖo mía dzi. 29 Eye
Petro kple apostoloawo ɖo ŋu
gblɔ bena: Ele be, woabu Mawu
awu amewo.[e] 30 Mía fofowo ƒe
Mawu la fɔ Yesu ɖe tsitre, ame-
si miawo miewu, esime miehee
ɖe ati ŋuti.[f] 31 Amesia Mawu
[h]ɖo ɖe dzi le eƒe nuɖusi me abe
kplɔla kple xɔla ene, bena wòa-
na dzimetɔtrɔ kple nuvɔ̃wo ƒe
keke Israel. 32 Eye [i]míawo la
nya siawo ƒe ɖaseɖilawo mienye
kple Gbɔgbɔ kɔkɔe la, si Mawu
na amesiwo ɖoa toe. 33 Eye esi
wose esia la, eku dzi na wo ŋutɔ,
eye woɖo be, yewoawu wo.[l]

Gamaliel ƒe aɖaŋu.

34 Ke farisitɔa ɖe, si ŋkɔ nye
[n]Gamaliel, sefiala, si dukɔ la ka-
tã buna la, tsi tre le ʋɔnudrɔ̃la-
wo me; eye wòde se be, woakplɔ
amesiawo ado goe ʋee. 35 Eye
wògblɔ na wo bena: Israel-ŋu-
tsuwo, mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie
le nusi wɔ ge miala ɖe ame sia-
wo ŋuti la ŋuti. 36 Elabena hafi
ŋkeke siawo naɖo la, Teuda tsi
tre gblɔ bena, ye enye amea ɖe,
amesi ŋu ŋutsuwo woanɔ alafa
ene ku ɖo; wowu eya, eye ame
geɖe alesi ɖo toe la, ka hlẽ, eye
meva zu naneke o. 37 Amesia
megbe la Yuda, Galileatɔ la, tsi
tre le ŋkɔŋɔŋlɔ ŋkekeawo me,
eye wòhe ame geɖe ɖe eɖokui
ŋu, ame ma hã tsrɔ̃, eye ame
geɖe alesi ɖo toe la, ka hlẽ. 38
Eye azɔ la mele egblɔm na mi
bena: Mite ɖa le amesiawo gbɔ,
eye miɖe asi le wo ŋu; [s]elabena
ne tameɖoɖo alo dɔ sia tso ame-
wo gbɔ la, ekema ava gblẽ; 39
ke ne etso Mawu gbɔ la, miele
eŋu te ge agblẽe o, bena woma-
gakpɔ mi abe amesiwo le [t]tsitre
tsim ɖe Mawu ŋuti ene o. 40 Tete
woɖo toe; eye esi woyɔ aposto-
loawo vɛ la, [v]woƒo wo, eye woɖe
se na wo be, woagaƒo nu le Yesu
ƒe ŋkɔa dzi o, eye woɖo mɔ wo.
41 Ke woawo la wodzo le ʋɔnu-
drɔ̃lawo ƒe ŋku me kple [a]dzidzɔ
be, wobu wo be, wodze bena
woaɖo ŋukpe wo le eƒe ŋkɔ la ta.
42 Eye gbesiagbe womedzudzɔ
nufiafia kple nyanyuiegbɔgblɔ fia
le Yesu Kristo ŋuti le mawuxɔ
me kple aƒe me o.

Nunanadzikpɔla adreawo tiatia. Hame la ƒe tsitsi ɖe dzi.

6. Eye le ŋkeke siawo me, esi-
me nusrɔ̃lawo le agbɔ sɔm
la, liʋiliʋi ɖo Helatɔwo dome ɖe
Hebritɔwo ŋu, elabena wosaa
woawo ƒe ahosiwo ɖi le [g]gbesia-
gbe dzikpɔkpɔ la me. 2 Tete
ame wuieveawo yɔ nusrɔ̃lawo ƒe
ha ƒo ƒu, eye wogblɔ bena: Me-
dze be, miagblẽ mawunya la ɖi
asubɔ le kplɔ̃ ŋuti o. 3 Eyata,
nɔviwo, miyi ɖadi mia dome ŋu-
tsu adre, [k]amesiwo kpɔ ɖaseɖiɖi
nyui, eye woyɔ fũ kple Gbɔgbɔ
kɔkɔe kple nunya la, amesiwo
miaɖo dɔ sia nu. 4 Ke miawo
la mianɔ gbeɖoɖoɖa kple nya la
ƒe subɔsubɔ dzi. 5 Eye nya lá
dze ha blibo la katã ŋu; eye wo-
tia Stefano, ŋutsu, si yɔ fũ kple
xɔse kpakple Gbɔgbɔ kɔkɔe la,
kple [o]Filipo, Prokoro kple Nika-
nora, Timona, Parmena kple Ni-
kolao, si nye trɔ̃subɔla-zu-Yuda-
tɔ tso Antioxia, 6 amesiwo wotsɔ
ɖo apostoloawo ƒe ŋku me; [p]eye
esi woɖo gbe ɖa vɔ la, woɖa asi
ɖe wo dzi.
7 Eye [r]mawunya la keke ta,
eye nusrɔ̃lawo ƒe xexlẽme le
agbɔ sɔm ŋutɔ le Yerusalem; eye
nunɔlawo ƒe ha gãa ɖe hã na
ta xɔse la.

Stefano léle.

8 Ke Stefano, si yɔ fũ kple
amenuveve kple ŋusẽ la, wɔ nu-
kunuwo kple dzesi gãwo le dukɔ
la dome. 9 Eye amea ɖewo tso
ƒuƒoƒe, si woyɔna be Libertine-
tɔwo kple Kirenetɔwo kple Alek-
sandriatɔwo ƒe ƒuƒoƒe la me, kpa-
kple amesiwo tso Kilikia kple
Asia la, tsi tre hele nuseseẽe wɔm
kple Stefano. 10 Eye womete ŋu
tsi tre ɖe nunya kple gbɔgbɔ, si
wòtsɔ le nu ƒom la nu o.[u] 11
Tete wotra ŋutsua ɖewo ɖe wo
me, amesiwo gblɔ bena: Miese

[a] Mat. 5, 10—12; Pet. I. 4, 13.
[b] 4, 18.
[d] Mat. 27, 25.
[e] 4, 19; Dan. 3, 18.
[f] 3, 15.
[g] 4, 35.
[h] 2, 33.
[i] Lu. 24, 48; Yoh. 15, 26. 27.
[k] Tim. I. 3, 7. 8.
[l] 7, 54.
[n] 22, 3.
[o] 8, 5.
[p] 1, 24; 13, 3; 14, 23.
[r] 19, 20.
[s] Mat. 15, 13.
[t] 2, 5.
[u] Lu. 21, 15.
[v] 22, 19.

wòle busunyawo gblɔm ɖe Mose
kple Mawu ŋu.[a] 12 Eye wode zi
dukɔ la kple amegãwo kpakple
agbalẽfialawo me; eye wova dze
edzi, eye wolée hekplɔe yi ɖe
ʋɔnudrɔ̃lawo ƒe ŋku me; 13 eye
woɖo aʋatsoɖaseɖilawo, amesiwo
gblɔ bena: Nenem me sia me-
dzudzɔ nuƒoƒo [d]ɖe teƒe kɔkɔe la
kple se la ŋu o; 14 elabena miese
wògblɔ bena: Yesu, Nazaretetɔ
sia lagblẽ teƒe sia, eye wòaɖuɖɔ
kɔnuwɔwɔ, siwo Mose tsɔ de asi
na mi. 15 Eye amesiwo katã bɔ-
bɔ nɔ ʋɔnua la, esi wolé ŋku ɖe
edzi gã la, wokpɔ eƒe mo abe
mawudɔlaa ɖe ƒe mo ene.

Stefano ƒe nyagbɔgblɔ kple kpeƒufui.
eƒe ŋutegakpɔkpɔ.

7. Azɔ nunɔlagã la gblɔ bena:
Ele me nenema?
2 Eye eya gblɔ bena: Ŋutsu-
wo, nɔviwo kple fofowo, miɖo to!
Ŋutikɔkɔe ƒe Mawu la ɖe eɖokui
fia mía fofo Abraham, esime wòle
Mesopotamia, hafi wòva nɔ Xa-
ran,[l] 3 eye wògblɔ nɛ bena: „Ŋu
tso wò anyigba dzi kple ƒowò-
meawo gbɔ, eye nayi anyigba,
si mafia wò la dzi."[n] 4 Tete la
esi wòɖo go tso Kaldea-nyigba
dzı la, eva nɔ Xaran; le fofoa ƒe
ku megbe la ena wòʋu va anyi-
gba sia, si dzi miele azɔ la dzi;[p]
5 eye mena domenyinyia ɖekee
ɖe edzi o, menye afɔ ɖeka ƒe
kekeme hã o; eye wòɖo ŋugbe
bena, yeatsɔe anae wòanye eya
kple eƒome, si gbɔna le emegbe
la tɔ, esi vi mele esi haɖe o.[t]
6 Ke ale Mawu ƒo nu enye esi
bena, eƒe dzidzimeviwo anye ame-
dzrowo le dzronyigba dzi, eye
woawɔ wo kluviwoe, eye woasẽ
ŋuta le wo ŋu ƒe alafa ene sɔŋ.[v]
7 Eye dukɔ, si woanye kluviwo
na la, nye la madrɔ̃ ʋɔnui, Ma-
wue gblɔe. Eye nusiawo megbe
la woado go, eye woasubɔm le
teƒe sia. 8 Eye [y]wòna aʋatsotso
ƒe nubablae, eye ale wòdzi Isak,
eye wòtso aʋa nɛ le ŋkeke enyia-
gbe; eye Isak dzi Yakob, eye
Yakob dzi tɔgbui wuieveawo.
9 Eye esı tɔgbuiawo le ŋu ʋãm
Yosef la, wotsɔe ƒle ɖe Egipte;
ke Mawu li kplii,[z] 10 eye wòɖee
tso eƒe xaxawo katã me; eye

[a] Mat. 26. 60-66.
[b] Mo. I. 41, 38 v. 45.
[d] Yer. 26. 11.
[e] Mo. I. 42. 1.
[f] Mo. I. 45. 3. 16.
[g] Mo. I. 45. 9-11.
[h] Mo. I. 46, 1: 49. 33.
[i] Mo. I. 23. 16. 17: 50. 13: Yos. 24, 32.
[k] Mo. II. 1. 7.
[l] Mo. I. 11. 31: 15. 7.
[n] Mo. I. 12. 1.
[o] Mo. II. 1, 22.
[p] Mo. I. 11. 32: 12. 5.
[r] Mo. II. 2. 2: Heb. 11. 23.
[s] Mo. II. 2. 10.
[t] Mo. I. 13, 15.
[u] Mo. II. 2, 11.
[v] Mo. I. 15. 13. 14; Mo. II. 12, 40.
[y] Mo. I. 17. 10.
[z] Mo. I. 37. 28: 39. I. 2. 21.

wòna amenuveve kple nunyae le
Farao, Egipte-fia la ƒe ŋku me,
eye wòtsɔe ɖo dziɖula ɖe Egipte
kple eƒeme blibo la katã dzi.[b]
11 Eye dɔwuame va Egipte kple
Kanaan-nyigba blibo la katã dzi
kple xaxa gãa ɖe, eye mía fofo-
wo mekpɔ nuɖuɖu o. 12 Eye esi
Yakob se bena, blí le Egipte la,
edɔ mía fofowo ɖa zi gbãtɔ.[e]
13 Eye zi evelia Yosef na nɔvia-
wo dze sii, eye Farao hã va nya
Yosef ƒe ƒome.[f] 14 Eye Yosef
dɔ woɖayɔ fofoa Yakob kple eƒo-
me la katã, wole luʋɔ blaadre
vɔ atɔ̃ la, vɛ nɛ.[g] 15 Eye Yakob
dzo yi Egipte, eye wòku, eya
ŋutɔ kple mía fofoawo;[h] 16 eye
wotsɔ wo va Sixem, eye wotsɔ
wo mlɔ yɔdo, si Abraham tsɔ klo-
salo ƒlee le Xemor-viwo si le Si-
xem la me.[i]
17 Ke esi ŋugbedodo ƒe ɣeyi-
ɣi, si dzi Mawu kã ɖo na Abra-
ham ɖo la, dukɔ la dzi, eye wosɔ
gbɔ le Egipte,[k] 18 vaseɖe esime
fia bubu tsi tre le Egipte, amesi
menya Yosef o. 19 Amesia ɖo
ayeɖe mía ƒe ƒome la ŋu, eye wòsẽ
ŋuta ɖe mía fofowo ŋu, eye wòna
bena, woɖe woƒe vidzĩewo ɖa,
bena woaganɔ agbe o.[o] 20 Le ɣe-
maɣi me la wodzi Mose, eye wò-
dze ɖeka le Mawu ƒe ŋku me,
eye wonyii le fofoa ƒe me ɣleti
etɔ̃ sɔŋ:[r] 21 ke esime woɖee ɖa
la, Farao ƒe vinyɔnuvi la fɔe, eye
wònyii, be wòanye eya ŋutɔ via.[s]
22 Eye wofia Egiptetɔwo ƒe nu-
nyawo katã Mose, eye wòsẽ ŋu
le eƒe nyawo kple dɔwɔwɔwo me.
23 Eye esi wòxɔ ƒe blane la, eɖo
tame be, yeaɖakpɔ nɔvia Israel-
viwo ɖa.[u] 24 Eye esi wòkpɔ be,
wole nu madzɔmadzɔ wɔm ɖe wo
dometɔ ɖeka ŋu la, exɔ nɛ, eye
wòɖo hlɔ̃ ɖe akɔ na amesi wote
ɖe anyi, esi wòwu Egiptetɔ la;
25 eye wòbu xa bena, nɔviawo
ase egɔme bena, Mawu ato yeƒe
asi dzi ana ɖeɖe wo; ke womese
egɔme o. 26 Eye esi ŋu gake
la, eva do ɖe wo dzi, le esime
wole kɔ dam, eye wòlé avu wo
gblɔ bena: „Ŋutsuwo, nɔviwo
mienye! Nukaŋuti miele nu ma-
dzɔmadzɔ wɔm ɖe mia nɔewo
ŋu?" 27 Ke amesi le nu madzɔ-
madzɔ wɔm ɖe xɔlɔ̃via ŋu la, tu

asii ɖa gblɔ bena: „Amekae ɖo
wò dziɖula alo ʋɔnudrɔ̃la ɖe mia
dzi mahã? 28 De nèbe, yeawu
nye hã, abe alesi nèwu Egiptetɔ
la etsɔ enea?“ 29 Ke Mose si le
nya sia nu, eye wòzu amedzro le
Midian-nyigba dzi, afisi wòdzi ŋu-
tsuvi eve le.[b] 30 Eye le ƒe blane
megbe la Afetɔ ƒe dɔla ɖe eɖo-
kui fiae le Sinai-to la ƒe gbedzi
le dzo ƒe aɖe me le ŋuve me.[d]
31 Eye esi Mose kpɔe la, eƒe mo
wɔ yaa le nukpɔkpɔ la ŋuti, ke
esi wòte ɖe eŋu, be yeakpɔe
nyuie la, Afetɔ la ƒe gbe ɖi va
egbɔ bena: 32 „Nyee nye fofo-
wòwo ƒe Mawu la, Abraham ƒe
Mawu kple Isak ƒe Mawu kple
Yakob ƒe Mawu la.“ Ke Mose
dzo nyanyanya, eye medo dzi be,
yeakpɔe nyuie o.[f] 33 Eye Afetɔ
la gblɔ nɛ bena: „Ɖe atokotawo
le wò afɔ; elabena afisi nèle tsi
tre ɖo la, anyigba kɔkɔe ye. 34
Ɖe mekpɔ nye dukɔ, si le Egipte
la, ƒe momenuveve, eye mese wo-
ƒe ŋeŋe, eye meɖi va wo ɖe ge,
eye azɔ va, ne madɔ wò ɖe Egipte.“
35 Mose sia, [k]si gbɔ wogbe nu le
gblɔ bena: „Amekae ɖo wò dzi-
ɖula kple ʋɔnudrɔ̃la la,“ eya Ma-
wu dɔ abe dziɖula kple ɖela ene
to mawudɔla, si ɖe eɖokui fiae le
ŋuvea me la ƒe asi dzi. 36 Ame-
sia kplɔ wo do goe, eye wòwɔ
nukunuwo kple dzesiwo le Egipte-
nyigba dzi kple Ƒudzĩe la nu kpa-
kple gbedzi ƒe blane sɔŋ.[p] 37 Eya
kee nye Mose, si gblɔ na Israel-
viwo bena: „Afetɔ, miaƒe Mawu
la, ana nyagblɔɖilaa ɖe natsi tre
na mi tso mia nɔviawo dome abe
nye ene, eya miaɖo toe.“[r] 38
Eyae nye amesi nɔ ha la dome
le gbedzi kple mawudɔla la, esi
wòƒo nu nɛ le Sinai-to la ŋuti
kple mia fofowo, amesi xɔ agbe-
nyawo be, yeana mí;[t] 39 amesi
mía fofowo melɔ̃ be, yewoaɖo toe
o, hafi boŋ wotu asii ɖa, eye wo-
trɔ yi ɖe Egipte le woƒe dziwo
me 40 hegblɔ na Aron bena:
„Wɔ mawu, siwo azɔ mia ŋgɔ la,
na mi; elabena Mose sia, si kplɔ
mí tso Egipte-nyigba dzi la, míe-
nya nusi wɔe o.“[y] 41 Eye wowɔ
nyivi le ŋkeke mawo me, eye
womè nu na legba, eye wokpɔ
dzidzɔ le woƒe asinudɔwɔwɔwo
ŋu. 42 Ke Mawu trɔ ɖe wo, eye
wòtsɔ wo na dziƒoha ƒe subɔsu-
bɔ, abe alesi woŋlɔ [a]ɖe nyagblɔ-
ɖilawo ƒe agbalẽ me ene bena:
„Israel-ƒeme, alo nyee mietsɔ lã
wuwuwo kple numemewo vɛ na
le ƒe blanea me le gbedzia? 43
E, mietsɔ Molox ƒe agbadɔ kple
mawu Romfan ƒe ɣletivi, nɔnɔme,
siwo miewɔ, be miasubɔ la, ɖe
asi, eye maɖe asi le mia ŋu, be
miayi Babilonia godoo.“
44 Ɖasediɖi ƒe agbadɔ la nɔ
mía fofowo dome le gbeadzi, abe
alesi amesi ƒo nu kple Mose la
ɖo, bena wòawɔe le nɔnɔme, si
wòkpɔ la nu ene.[e] 45 Agbadɔ sia
hã ɖo mia fofowo si me, eye woa-
wo kple Yosua wotsɔe va dukɔ,
siwo Mawu tu asii ɖa tso mía fo-
fowo ƒe ŋku me la ƒe anyigba dzi
vaseɖe Dawid ƒe ŋkekeawo dzi;[g]
46 amesi kpɔ amenuveve le Ma-
wu ƒe ŋku me, eye wòɖe kuku
bena, yeakpɔ nɔƒea ɖe na Yakob
ƒe Mawu la.[h] 47 Ke Salomo tu
xɔ nɛ.[i] 48 Gake nuwokatãtaƒola
la menɔa nusi wowɔ kple asi la
me o, abe alesi [l]nyagblɔɖila gblɔ
ene bena: 49 „Dziƒo enye nye fia-
zikpui, eye anyigba enye nye afɔ-
ɖodzinu; xɔ ka ƒomevi tu ge mia-
la nama? Afetɔ la gblɔe, alo afi-
kae nye dzudzɔƒe nama? 50 Alo
menye nye asie wɔ nusiawo ka-
tã oa?“ 51 Mi [n]kɔlialiatɔwo kple
[o]amesiwo ƒe dzi kple to sẽ, ɖaa
mietsi tre ɖe Gbɔgbɔ kɔkɔe la
ŋu; alesi mia fofowo wɔ la, ne-
nema ke wɔm miawo hã miele.
52 Alo nyagblɔɖilawo dometɔ ka
yome mía fofowo meti oa? Eye
wowu amesiwo gblɔ nya ɖi le
ame dzɔdzɔe la ƒe vava ŋuti, ame-
si ƒe yomemɔfialawo kple wula-
wo miawo miezu azɔ;[s] 53 mi
amesiwo xɔ se la le mawudɔlawo
ƒe ɖoɖo nu, eye mielė wo me ɖe
asi o.[v]

Stefano ƒe ku.

54 Tete la esi wose nya siawo
la, eɖu dzi na wo, eye woɖu aɖu-
kli ɖe eŋu.[r] 55 Ke eya la, esi
Gbɔgbɔ kɔkɔe la yɔe fũ la, ekpɔ
dziƒo gã, eye wòkpɔ Mawu ƒe
ŋutikɔkɔe la kple Yesu le tsitre
ɖe Mawu ƒe nuɖusi me, eye wò-
gblɔ bena: Kpɔ ɖa, mekpɔ dziƒo
nu ʋu, eye [z]Amegbetɔvi la le tsi-

[a] Am. 5, 25—27.
[b] Mo. II. 2, 15; 18, 3. 4.
[d] Mo. II. 3, 2; Mo. V. 33, 16.
[e] Mo. II. 25, 40.
[f] Mo. II. 3, 6.
[g] Yos. 3, 14; 18, 1.
[h] Sam. II. 7, 2; Ps. 132, 5.
[i] Fia. I. 6, 1.
[k] Mo. II. 2, 14.
[l] Yes. 66, 1. 2.
[n] Mo. II. 32, 9.
[o] Mo. III. 26, 41.
[p] Mo. II. 7, 10; 14, 21.
[r] Mo. V. 18, 15.
[s] Kron. II. 36, 16; Mat. 23, 31.
[t] Mo. II. 19, 3.
[u] Mo. II. 20; Gal. 3, 19; Heb. 2, 2.
[v] 5, 33.
[y] Mo. II. 32, 1.
[z] Lu. 22, 69.

tre de Mawu fe nudusi me. 56
Ke woawo do ɣli kple gbe sesẽ,
eye woxe asi to me, eye wolũ de
edzi kple tame deka, eye wotu
asi ʋume nɛ do go le dua me,
eye wofu kpee; 57 eye dasedila-
wo da wofe awuwo de dekakpuia
de, si woyɔna be Saul la fe afɔ
nu.[a] 58 Eye wofu kpe Stefano,
si le gbe dom da le gbɔgblɔm
bena: [b]Afetɔ Yesu, xɔ nye gbɔ-
gbɔ la! 59 Eye esi wòdze klo
la, edo ɣli kple gbe sesẽ bena:
[d]Afetɔ, megado nuvɔ̃ sia tefe na
wo o! Eye esi wògblɔ esia la,
eto me dɔ alɔ̃.

Saul ti kristotɔwo yome.

8. Ke Saul [e]kpɔ dzidzɔ le efe
wuwu ŋuti. Eye le ŋkeke ma
ke dzi yometiti gãa de va hame,
si le Yerusalem la dzi, eye wo
katã woka hlẽ de Yudea kple
Samaria-nutoawo me, negbe apo-
stolowo koe mele me o. 2 Eye
ŋutsu, siwo vɔ̃a Mawu la, di Ste-
fano, eye wofa konyi nɛ ŋutɔ.[f]
3 Ke Saul gblẽ hame la hegena
de afewo me, eye wòhea ŋutsu-
wo kple nyɔnuwo yi dadea gaxɔ
me.[g] 4 Ke amesiwo ka hlẽ la, le tsa-
tsam hele nyanyuie la gblɔm fia.

Filipo gblɔ mawunya le Samaria. (Ta 1, 8.)

5 Eye [h]Filipo va Samaria-dua
me, eye wòde gbe fã le Kristo ŋuti
na wo. 6 Eye amehawo do to
nusi Filipo gblɔ la kple tame de-
ka, esi wosee, eye wokpɔ dzesi,
siwo wòwɔ. 7 Elabena ame gede,
siwo me gbɔgbɔ makɔmakɔwo le
la, do go hele ɣli dom kple gbe
sesẽ; eye wòda gbe le tekunɔwo
kple dɔnɔ gedewo ŋu.[i] 8 Eye
wòzu dzidzɔ gãa de le du ma me.[k]
9 Ke ŋutsua de, si ŋkɔ nye Si-
mon la, va nɔ dua me heka afa,
eye wòna Samaria-dukɔ la fe nu
ku, esi wògblɔ bena, ye ŋutɔe
nye gã; 10 amesia ŋuti wo katã
ku do, tso deviwo dzi vasede tsi-
tsiawo dzi, hele gbɔgblɔm bena:
Amesiae nye Mawu fe ŋusẽ la,
si woyɔna be gã. 11 Ke woku
de eŋu; elabena xoxoxo wòna wo-
fe nu ku le efe afakaka la ŋuti.
12 Eye esi woxɔ Filipo, amesi le
mawufiadufe la kple Yesu Kristo
fe ŋkɔ ŋuti nyanyuie gblɔm la
dzi se la, [l]wode mawutsi ta na

a 22, 20.
b Ps. 31, 6; Lu. 23, 46.
d Lu. 23, 34.
e 7, 57; 11, 19.
f Mat. 14, 12.
g 9, 1; 22, 4.
h 6, 5.
i Mar. 16, 17.
k Yoh. 4, 40-42.
l Mat. 28, 19.

wo, ŋutsuwo kple nyɔnuwo siaa.
13 Ke Simon ŋutɔ hã xɔe se, eye
esi wode mawutsi ta nɛ la, enɔ
Filipo ŋu kplikplikpli; eye esi
wòkpɔ dzesi kple ŋusẽdɔ gã, si-
wo wɔm wòle la, kuvia doe. 14
Tete la esi apostolo, siwo le Ye-
rusalem la, se bena, Samaria xɔ
mawunya la, wodo Petro kple Yo-
hanes de wo gbɔ; 15 esi ame-
siawo va la, wodo gbe da de wo
ta, bena woaxɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe la.
16 Elabena medze de wo dome
amea deke dzi hade o; negbe
Afetɔ Yesu fe ŋkɔ dzi ko wode
mawutsi ta na wo do. 17 Tete
woda asi de wo dzi, eye woxɔ
Gbɔgbɔ kɔkɔe la. 18 Ke esi Si-
mon kpɔ bena, to apostolowo fe
asidada de ame dzi me wona
Gbɔgbɔ kɔkɔe la, etsɔ ga vɛ na
wo 19 gblɔ bena: Mina ŋusẽ sia
nye hã, bena amesi ke dzi mada
asi do la, naxɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe la.
20 Eye Petro gblɔ nɛ bena: Mia
kple wò klosalo miatsrɔ̃, elabena
èbu xa bena, yeafle Mawu fe nu-
nana la kple ga. 21 Gome kple
domenyinyia deke mele nya sia
me na wò o; elabena wò dzi me-
dzɔ le Mawu fe ŋku me o. 22
Eyata trɔ le wò dzi me tso wò
vɔ̃dinyenye sia me, eye nade ku-
ku na Afetɔ la, bena dewohĩ atsɔ
wò dzimesusu la ake wò. 23 Ela-
bena mekpɔ wò bena, èle veve
helĩhelĩ kple nu madzɔmadzɔ fe
babla me. 24 Eye Simon do ŋu
gblɔ bena: Miawo la mide kuku
na Afetɔ la de tanye, bena nusi-
wo katã miegblɔ la fe deke na-
gava dzinye o. 25 Azɔ woawo
la, esi wodi dase, eye wogblɔ
Afetɔ fe nya la vɔ la, wogagbu-
gbɔ va Yerusalem; eye wogblɔ
nyanyuie la fia le Samaria fe
kɔfe gedewo me.

Etiopia-fianyɔnu la fe nuwo dzikpɔla trɔ dzime.

26 Ke Afetɔ fe dɔlaa de fo nu
na Filipo gblɔ bena: Tsi tre, eye
nayi dziehe gome, de mɔ, si tso
Yerusalem yina Gaza, si nye gbe-
dzimɔ la dzi. 27 Eye wòtsi tre
heyi; eye kpɔ da, Etiopia-ŋutsua
de, afedzikpɔla, si nye Etiopia-
tɔwo fe fianyɔnu Kandake fe ŋu-
sẽtɔ, amesi kpɔa efe kesinɔnuwo
katã dzi la, eya va Yerusalem
gbe do ge da; 28 ke esi wòga-

gbugbo, eye wòbobo no efe ta-
siadam me la, ele nyagblodila
Yesaya fe agbalẽ xlẽm. 29 Eye
Gbogbo la gblo na Filipo bena:
Te de ŋu, eye natso dokuiwò
akpe de tasiadam sia ŋu. 30 Eye
esi Filipo fu du yi egbo la, ese
bena, ele nyagblodila Yesaya fe
agbalẽ xlẽm, eye wògblo nɛ be-
na: Ele nya, si xlẽm nèle la go-
me sema? 31 Ke eya gblo bena:
Aleke mate ŋui, ne amea deke
mefiam oa? Eye wòde kuku na
Filipo bena, nedo tasiadam la,
eye wòbobo no egbo. 32 Eye
nya, si xlẽm wòle la, enye esi:
e„Wokploe abe alẽ ene yina wu-
wu ge, eye alesi alẽ zia kpi le
amesi le fu sẽm nɛ la fe ŋku me
la, nenema ke eya hã meke efe
nu o. 33 Le efe bobodeanyi me
wode efe ʋonudodrɔ̃ da: Ameka
axlẽ efe dzidzime afia mahã?
Elabena wode efe agbe da tso
anyigba dzi." 34 Eye afedzikpola
la do ŋu na Filipo gblo bena:
Mede kuku na wò, ameka ŋuti
nyagblodila la gblo esia do, ye
ŋuto ŋuti loo alo ame bubua de
ŋutie mahã? 35 Eye Filipo ke
nu, eye wòdze gome tso ŋoŋlo
sia dzi hegblo Yesu ŋu nyanyuie
la fiae. 36 Ke esi wole moa dzi
heyina la, wova do tsia de gbo.
Eye afedzikpola la gblo bena:
Kpo da, tsie nye esi, nuka xe mo
na nye mawutsidedeta mahã? 37
Eye Filipo gblo nɛ bena: Ne èxoe
se kple wò dzi blibo la katã la,
ekema wode mo na wò. Eye wò-
xo dzi nɛ gblo bena: Mexoe se
bena, Yesu Kristo enye Mawuvi
la.g 38 Eye wòna woto tasiadam
la, eye woa kple eve la katã,
Filipo kple afedzikpola la, wodi
de tsi la me, eye wòde mawutsi
ta nɛ. 39 Ke esi wodo go le tsia
me la, hAfeto fe Gbogbo la tso
Filipo dzoe, eye afedzikpola la
megakpoe o; elabena edze efe mo
la dzi kple dzidzo. 40 Eye wokpo
Filipo le Asdod, eye wòle tsatsam
hele nyanyuie la gblom fia le dua-
wo katã me vasede iKaisarea.

**Saul fe dzimetotro kple nusiwo va ve me nɛ le Damasko kple Yerusalem.**

9. lKe Saul, si galé ŋodzidodo
kple hlɔ̃dodo fe gbogbotsixe
de fo ade Afeto la fe nusrɔ̃lawo
ŋuti la, yi de nunolagã gbo, 2 eye
wòbia agbalẽwoe bena, yeayi Da-
masko de fufofeawo me, ne yea-
kpo amesiwo le nenem mo sia
dzi, ŋutsuwo kple nyonuwo la,
ne yeabla wo akplo va Yerusa-
lem. 3 Ke esi wòle moa dzi, eye
wògogo Damasko la, kasia keklẽ
tso dzifo klẽ fo xlãe;b 4 eye wò-
dze anyi, eye wòse gbea de le
gbogblom nɛ bena: Saul, Saul,
nuka wo nèle yonyeme tima? 5
Eye wògblo bena: Wò amekae,
Afeto? Eye Afeto la gblo bena:
Nyee nye Yesu, damesi yome tim
nèle; asẽ na wò be, nada afokpo
nutonu. 6 Eye esi wòle dzodzom
nyanyanya, eye dzidzi foe la,
egblo bena: Afeto, nuka dim nèle,
be mawo? Eye Afeto la gblo nɛ
bena: Tsi tre, eye nayi de dua
me, eye woagblo nusi ele be, na-
wo la na wò. 7 Ke ŋutsu, siwo
le mo zom kplii la, tsi tre di nu
mafomafoe; wole gbe la sem, gake
womele amea deke kpom o. 8
Tete la Saul tsi tre tso anyigba;
ke esi wòʋu ŋku la, mekpo amea
deke o, eye wolé efe alonu, eye
wokploe yi Damasko. 9 Eye ŋke-
ke etɔ̃ soŋ mekpo nu kpo o, medu
naneke o, eye meno naneke hã o.
10 Eye nusrɔ̃laa de le Da-
masko, eŋkoe nye Anania, eye
Afeto la gblo nɛ le ŋutega me
bena: Anania! Eye wògblo be:
Kpo da, nyee nye esi, Afeto! 11
Eye Afeto la gblo nɛ bena: Tsi
tre, eye nayi ablo, si woyona be
dzodzoe la me, eye nabia amea
de, si ŋko nye Saul tso fTarso
la ta se le Yuda-fe me; elabena
kpo da, ele gbe dom da, 12 eye
wòkpo ŋutsua de le ŋutega me,
amesi ŋko nye Anania la, gbona
egbo, eye wòle asi dam de edzi,
bena wòagakpo nu. 13 Ke Ana-
nia xo edzi gblo bena: Afeto,
mese le ame gedewo nu le ŋutsu
sia ŋuti, alesi wòwo vɔ̃ gede de
wò ame kokoe, siwo le Yerusa-
lem la ŋu; 14 eye afisia hã ekpo
ŋusẽ tso nunolagãwo gbo, be
wòabla amesiwo katã yoa kwò
ŋko dzi. 15 Gake Afeto la gblo
nɛ bena: Heyi, elabena amesia
enye dowonu tiatia nam, be wòa-
tso nye ŋko la ayi de mtrɔ̃subo-

a 8, 3.
b Kor. I. 15, 8.
d 5, 39.
e Yes. 53, 7. 8.
f 21, 39.
g Mat. 16, 16; Mar. 16, 16.
h Fia. I. 18, 12.
i 21, 8. 9.
k Kor. I. 1, 2.
l kp. 1–22 kpɔ 22, 3–16; 26, 9–18.
m Ro. 1, 5.

lawo kple [a]fiawo kpakple Israel-
viwo ƒe ŋku me; 16 elabena nye
la mafiae alesi wòle nɛ be, wòa-
kpe fu gede le nye ŋkɔ la ŋuti.[b]
17 Tete Anania tɔ dzi yi, eye
wòva afea me, eye wòda efe asi-
wo ɖe edzi gblɔ bena: Nɔvi Saul,
Afetɔ la, Yesu, si ɖe eɖokui fia
wò le mɔ dzi, esi nègbɔna la, dɔm
ɖa, be nagakpɔ nu, eye ne Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la nayɔ wò fũ. 18 Eye
enumake ewɔ abe nanee ge tso
eƒe ŋkuwo dzi abe tsrowo ene,
eye wògakpɔ nu; eye esi wòtsi
tre la, wode mawutsi ta nɛ; 19
eye wòɖu nu, eye wòkpɔ ŋusẽ.
Eye wònɔ nusrɔ̃la, siwo le Da-
masko la gbɔ ŋkekea ɖewo.

Saulo ƒe ɖo gbãto le Damasko kple Yerusalem.

20 Eye enumake wòɖe gbe ƒã
le Yesu ŋuti le ƒuƒoƒeawo me be-
na, eyae nye Mawuvi. 21 Eye
amesiwo katã see la, kuvia ɖo
wo, eye wogblɔ bena: Alo me-
nye eyae nye [d]amesi gblẽ ame-
siwo yɔa ŋkɔ sia dzi le Yerusa-
lem, eye eyata wòva afisia ɖo,
be yeabla wo akplɔ ayi ɖe nunɔ-
lagãwo gbɔe oa? 22 Ke Saul sẽ
ŋu ɖe dzi gawu, eye wòna Yuda-
tɔ, siwo le Damasko la ƒe nu tsi
te, esi wòfia kɔte bena, amesiae
nye Kristo.[e] 23 Eye esi ŋkeke
gede va yi la, Yudatɔwo de aɖa-
ŋu, bena yewoawui; 24 gake Saul
se woƒe aɖaŋu vɔ̃ ɖoɖo la. Eye
wodzɔ agboawo gɔ̃ hã ŋu ŋkeke
kple zã, bena yewoawui. 25 Ke
nusrɔ̃lawo tsɔe le zã me heto gli
dzi ɖiɖi ɖe anyigba le kusi me.[f]
26 Eye esi wòva Yerusalem la,
ete kpɔ be, wòamiã eɖokui ɖe
nusrɔ̃lawo ŋu; eye wo katã le
evɔ̃m, esi womexɔe se bena, nu-
srɔ̃la wònye o.[h] 27 Ke Barnaba
xɔe, eye wòkplɔe yi apostoloawo
gbɔ, eye wòxlẽe fia wo, alesi wò-
kpɔ Afetɔ la le mɔ dzi, eye be-
na eƒo nu nɛ, kple alesi wògblɔ
nya dzideƒotɔe le Yesu ƒe ŋkɔa
me le Damasko.[k] 28 Eye eya
kplii wovaa me, gadoa go le Ye-
rusalem hele nya gblɔm dzideƒo-
tɔe le Afetɔ la ƒe ŋkɔa me; 29
eƒo nu, eye wòsẽ nu hã kple He-
latɔwo; ke woawo di be, yewoa-
wui. 30 Tete esi nɔviawo see la,
wokplɔe yi Kaisarea, eye [n]woɖoe
ɖe Tarso. 31 Azɔ hame, si le Yu-
dea kple Galilea kple Samaria ka-
tã la, kpɔ tomefafa, eye wotu wo
ɖokui, eye wole zɔzɔm le Afetɔ la
vɔvɔ̃ me; eye wosɔ gbɔ to Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la ƒe akɔfafa me.

Petro ɖa gbe le Ainea ŋuti, eye wònyɔ Tabita tso ame kukuwo dome.

32 Eye wòva me bena, esi Petro
tsa le afiawo katã la, eva ame kɔ-
kɔe, siwo le Lida hã gbɔ. 33 Eye
afima wòkpɔ ŋutsua ɖe, si ŋkɔ nye
Ainea, amesi mlɔ eƒe aba dzi ƒe
enyi sɔŋ, elabena ele lãmetutudɔ
lém. 34 Eye Petro gblɔ nɛ bena:
Ainea, Yesu Kristo yɔ dɔ wò; tsi
tre, eye wò ŋutɔ naɖo wò aba!
Eye enumake wòtsi tre. 35 Eye
amesiwo katã nɔ Lida kple Saron
la kpɔe, eye wotrɔ va Afetɔ la gbɔ.
36 Eye nyɔnu-nusrɔ̃laa ɖe le
Yope, amesi ŋkɔ nye Tabita, si
gɔmee nye zi, eya la yɔ fũ kple
dɔ nyui wɔwɔ kple dɔmenyonu,
siwo wòwɔna. 37 Ke eva me le
ŋkeke mawo me bena, elé dɔ,
eye wòku; eye esi wole tsi nɛ
la, wokɔe da ɖe dziƒoxɔ me. 38
Ke esi Lida te ɖe Yope ŋu, eye
nusrɔ̃lawo se bena, Petro le afi-
ma la, wodɔ ŋutsu eve ɖo ɖe
egbɔ ɖe kuku nɛ bena, megatsi
anyi, hafi ava yewo gbɔ o. 39
Eye Petro tsi tre, eye wòyi kpli
wo. Eye esi wòva la, wokplɔe
yi ɖe dziƒoxɔa me, eye ahosiawo
katã le tsitre ɖe egbɔ le avi fam
hele awutewui kple awu ʋlaya,
siwo Zi tɔ, esime woa kpli wo
wonɔ anyi la, fiam. 40 Eye esi
Petro nyã wo katã do go la, edze
klo, eye wòdo gbe ɖa; eye wò-
trɔ ɖe ame kukua gbɔ gblɔ bena:
Tabita, [g]tsi tre! Eye eya la ʋu
eƒe ŋkuwo, eye esi wòkpɔ Petro
la, eƒɔ bɔbɔ nɔ anyi. 41 Eye wò-
na asii hekɔe ɖe dzi; eye esi wò-
yɔ [i]ame kɔkɔeawo kple ahosiawo
vɛ la, etsɔe ɖo woƒe ŋku me
agbagbee. 42 Eye wose nusia
le Yope katã, eye ame geɖewo
xɔ Afetɔ la dzi se. 43 Ke eva
me bena, enɔ Yope xɔ ŋkeke ge-
ɖe le Simon ɖe, si tea kpe agba-
lẽ la gbɔ.[l]

Kornelio kple eƒe aƒe trɔ dzime, eye wode mawutsi ta na wo.

10. Eye ŋutsua ɖe le Kaisarea,
eŋkɔe nye Kornelio, [o]amesi

[a] 25, 13; 27, 24.
[b] kp. 23. 29; Kor. II. 11, 23–28.
[d] kp. 1. 14; 8, 1; 26, 10.
[e] 18, 28.
[f] Kor. II. 11, 32. 33.
[g] Mar. 5, 41.
[h] Gal. 1, 17–19.
[i] kp. 32.
[k] kp. 20.
[l] 10, 6.
[n] 11, 25; Gal. 1, 21.
[o] Mat. 8, 5.

nye aʋafia le asrafoha, si woyɔna
bena Italiatɔwo tɔ la nu, 2 enye
mawumeme, eye wòvɔ̃a Mawu
kple eƒe aƒe blibo la; amesi wɔ
dɔmenyonu geɖewo na amewo,
eye wòdoa gbe ɖa na Mawu ɖaa.
3 Ekpɔ le ŋutega me kɔte anɔ
ŋkeke ƒe ga asieke me bena, ma-
wudɔlaa ɖe va egbɔ le eme, eye
wògblɔ nɛ bena: Kornelio! 4 Ke
esi eya kpɔe gã, eye wòvɔ̃ la,
egblɔ bena: Nukae, Aƒetɔ? Eye
wògblɔ nɛ bena: Wò gbedodo-
ɖawo kple wò dɔmenyowɔwɔwo
yi dzi le Mawu ŋku me hena ŋku-
ɖoɖodzi. 5 Azɔ dɔ ŋutsuwo ɖo
ɖe Yope, ne woaɖakpe Simon, si
woyɔna be Petro la vɛ; 6 amesia
dze Simon, [a]si tea kpe agbalẽ la   a 9, 43.
gbɔ, amesi ƒe aƒe le ƒua nu; eya
agblɔ nusi le be, nawɔ la na wò.
7 Ke esi dɔla, si ƒo nu kplii la
dzo la, eyɔ eƒe dɔlawo dome ame
eve kpe ɖe asrafoa ɖe, si vɔ̃a
Mawu la ŋu, tso amesiwo dzɔa
eŋu la dome; 8 eye esi wòxlẽ
nya siawo katã ƒia wo la, edɔ wo
ɖo ɖe Yope.
9 Ke esi ŋu ke, esime wole mɔa
dzi, eye wotu dua la, Petro yi gbe
do ge ɖa le xɔta, anɔ ga ade me;   b 14, 15; Nyad. 19, 10.
10 eye esi dɔ wui la, edi nu be,
yeaɖu; ke esi wole eɖam la, ekpɔ
ŋutega, 11 eye wòkpɔ dziƒo nu
ʋu, eye nane le ɖiɖim ɖe anyi-
gba abe aklala gãa ɖe, si wosa
kɔ dzogoe ene me nɛ ene,[d] 12 nusi   d 11, 5–17.
me anyigba dzi lãfɔnewo kple lã
wɔadãwo kple nu tatawo kpakple
dziƒoxevi bubu ƒomeviwo katã le.
13 Eye gbea ɖe ɖi va egbɔ bena:
Petro, tsi tre, wu wo naɖu. 14 Ke
Petro gblɔ bena: Kpao, Aƒetɔ,
elabena nyemeɖu nusianu, si nye
nu dzodzro kple nu makɔmakɔ
kpɔ o.[e] 15 Eye gbe la gagblɔ na   e Xez. 4, 14; Mo. III. 11.
zi evelia bena: Nusi ŋuti Mawu
kɔ la, wò la megayɔe be nu dzo-
dzro o.[f] 16 Eye wowɔ esia zi etɔ̃,   f Mat. 15, 11.
eye enumake wogakɔ nu la yi
dziƒo. 17 Ke esi Petro tsi dzo-
dzodzoe le eɖokui me, nusi ŋu-
tega, si yekpɔ la lanye la, kpɔ
ɖa, ŋutsu, siwo Kornelio dɔ ɖo ɖa
la, le Simon ƒe aƒe ta biam hele
tsitre ɖe agbo la nu; 18 eye woyɔ
ame ɖa biae bena, Simon, si woyɔ-
na be Petro la, dze afisia mahã?
19 Ke esi Petro le ŋutega la ŋuti
bum la, Gbɔgbɔ la gblɔ nɛ bena:
Kpɔ ɖa, ŋutsu etɔ̃ le diwòm. 20
Eyata tsi tre, ne naɖi, eye nayi
kpli wo, eye megake ɖia ɖeke o;
elabena nyee dɔ wo. 21 Eye esi
Petro ɖi va ŋutsu, siwo Kornelio
dɔ ɖo ɖe egbɔ la gbɔ la, egblɔ
bena: Kpɔ ɖa, nyee nye amesi
dim miele, nukaŋuti mieva afisia
ɖo? 22 Eye wogblɔ bena: aʋafia
Kornelio, ame dzɔdzɔe kple amesi
vɔ̃a Mawu, amesi ŋuti Yuda-dukɔ
blibo la katã ɖi ɖase nyuie le la,
eya mawudɔla kɔkɔea ɖe de se
na be, nedɔ, ne woayi ɖayɔ wò
va eƒe me, bena wòase nyawo
tso gbɔwò. 23 Tete wòyɔ wo va
me, eye wòwɔ amedzro na wo.
Eye esi ŋu ke la, etsi tre, eye
wòyi kpli wo, eye nɔvi, siwo le
Yope la, dometɔa ɖewo kpe ɖe
eŋu. 24 Ke esi ŋu gake la, wova
Kaisarea. Eyé Kornelio le mɔ kpɔm
na wo, eye wòyɔ eƒomeawo kple
xɔlɔ̃a veviwo va ƒo ƒu. 25 Eye
wòva me bena, esi Petro le eme
yim la, Kornelio va kpee, eye
wòdze klo ɖe eƒe afɔ nu hede ta
agu nɛ. 26 Ke Petro kɔe ɖe dzi
gblɔ bena: Tsi tre, nye ŋutɔ hã
ame menye.[b] 27 Eye esi wòle nu
ƒom kplii la, eyi ɖe eme, eye wò-
kpɔ ame geɖewo ƒo ƒu ɖi. 28 Eye
wògblɔ na wo bena: Mia ŋutɔwo
mienya, alesi mele sea nu bena,
Yuda-ŋutsua ɖe nabɔ ha kple du-
kɔ bubu me tɔa ɖe alo ava egbɔ
o, eye nye la Mawu fiam bena,
nyemagayɔ amea ɖeke be ame
dzodzro alo ame makɔmakɔ o;
29 eyaŋuti esi woyɔm la, nyeme-
gblɔ nyaa ɖeke ɖe eŋuti hafi va o.
Azɔ mele mia biam be: Nya ka
ŋuti mieyɔm ɖo mahã? 30 Eye
Kornelio gblɔ be: Egbee nye
ŋkeke eneagbe, esi metsi nu dɔ
vasede gafoƒo sia dzi, eye le ga-
foƒo asiekelia dzi la mele gbe
dom ɖa le aƒenye me, eye kpɔ
ɖa, ŋutsua ɖe le tsitre ɖe ŋkunye
me le awu, si le dzo dam la me,
31 eye wògblɔ bena: Kornelio,
wose wò gbedodoɖa, eye woɖo
ŋku wò dɔmenyowɔwɔwo dzi le
Mawu ƒe ŋku me. 32 Eyata dɔ ame
ɖo ɖe Yope, ne woaɖayɔ Simon,
si woyɔna be Petro la vɛ; ame-
sia dze Simon ɖe, si tea kpe agbalẽ
la, ƒe me le ƒua nu; ne amesia

va la, aƒo nu na wȯ. 33 Eyata
medɔ ame ɖo ɖe gbɔwȯ enumake,
eye ėwɔe nyuie be, nėʋa. Azɔ
mi katã miele afii le Mawu ƒe ŋku
me, bena miase nusiwo katã ƒe
se Afetɔ la de na wȯ.

### Petro ƒe mawunyagbɔgblɔ.

34 Tete Petro ke nu gblɔ bena:
Medze sii le nyateƒe me be, Ma-
wu mekpɔa ame ŋku me o,[b] 35
hafi boŋ le dukɔ sia dukɔ me,
amesi ke vɔ̃nɛ, eye wȯwɔa nu
dzɔdzɔe la, eya dzea eŋu.[d] 36 Nya,
si wȯdɔ ɖo ɖe Israel-viwo, eye
wȯgblɔ ŋutifafanyanyuie la fia to
Yesu Kristo dzi;[e] amesi nye ame-
wo katã ƒe Afetɔ. 37 Mia ŋutɔwo
mienya nya, si va ve me le Yu-
dea katã, eye wȯdze gɔme tso
Galilea, le mawutsidedetaname, si
Yohanes ɖe gbe ƒãe la megbe:[g]
38 Yesu, Nazaretetɔ la, alesi Ma-
wu tsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe la kple ŋusẽ
[i]hesi nɛ, amesi tsa hele nu nyui
wɔm, eye wȯɖa gbe le amesiwo
katã dzi Abosam ɖu la ŋu; ela-
bena Mawu li kplii. 39 Eye mia-
woe nye ɖaseɖilawo le nusiwo
katã wȯwɔ le Yudatɔwo ƒe anyi-
gba dzi kple Yerusalem la ŋuti;
amesi hã wowu to ehehe ɖe ati
ŋuti me. 40 Eya ke Mawu fɔ ɖe
tsitre le ŋkeke etɔ̃agbe, eye wȯ-
na woɖee fia,[l] 41 menye dukɔ
blibo la katã o, ke boŋ eƒe ɖase-
ɖila, siwo Mawu tia ɖi xoxo, [n]mí,
amesiwo ɖu nu, eye mieno nu
kplii le eƒe tsitretsitsi tso ame
kukuwo dome megbe. 42 Eye
wȯɖe se na mi be, miaɖe gbe ƒãe
afia dukɔ la, eye miaɖi ɖase be-
na, eyae nye amesi Mawu ɖo, be
wȯanye [o]ʋɔnudrɔ̃la ɖe agbagbea-
wo kple kukuawo dzi. 43 Eyama
ŋuti [p]nyagblɔɖilawo katã ɖi ɖase
le, bena amesiame, si axɔ edzi
ase la, akpɔ nuvɔ̃keke to eƒe ŋkɔ
la me.

### Mawunya ƒe dɔwɔwɔ.

44 Esi Petro gale nya siawo
gbɔgblɔ dzi la, Gbɔgbɔ kɔkɔe la
dze amesiwo katã le nya la sem
la dzi. 45 Eye kuvia ɖo xɔsetɔ,
siwo tso aʋatsotso la me, ame
geɖe alesi nu va kple Petro, bena
wotsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe ƒe nunana
kɔ ɖe trɔ̃subɔlawo hã dzi. 46 Ela-
bena wose bena, wole [r]nu ƒom
kple aɖewo. eye wole Mawu dom
ɖe dzi. 47 Tete Petro xɔ dzi
gblɔ bena: Alo amea ɖe ate ŋu
axe mɔ ɖe tsi be, woagade ma-
wutsi ta na amesiawo, siwo xɔ
Gbɔgbɔ kɔkɔe la abe miawo ke
ene la o mahã? 48 Eye wȯɖe se
be, woaɖe mawutsi ta na wo le
Yesu Kristo ƒe ŋkɔ la me.[a] Eye
woɖe kuku nɛ be, wȯanɔ yewo
gbɔ ŋkekea ɖewo.

### Petro ɖe eɖokui nu le haɖeɖe kple trɔ̃subɔlawo ŋuti.

11. Eye apostolowo kple nɔvi, si-
wo le Yudea la se bena, trɔ̃-
subɔlawo hã xɔ Mawu ƒe nya la.
2 Ke esi Petro va Yerusalem la,
[f]amesiwo tso aʋatsotsoa me la,
sẽ nu kplii 3 gblɔ bena: Ŋutsu
aʋamatsomatsotɔwo gbɔ nėyi, eye
nėɖu nu kplii wo.[h] 4 Tete Petro
dze gɔme heto nya la na wo ɖe-
kaɖeka bena: 5 Mele Yope-dua
me le gbe dom ɖa, eye le ŋutega
me la mekpɔ nane le ɖiɖim ɖe
anyi abe aklala gãa ɖe, si wosa
kɔ dzogoe ene me nɛ ene heɖi
tso dziƒo va gbɔnye.[k] 6 Eye esi
melė ŋku ɖe edzi gã la, mebu
eŋu, eye mekpɔ anyigba dzi lã-
fɔnewo kple lã wɔadãwo kple nu
tatawo kpakple dziƒoxeviwo le
eme. 7 Eye mese gbea ɖe hã
gblɔ nam bena: Petro, tsi tre wu
wo naɖu. 8 Ke megblɔ bena:
Kpao, Afetɔ, elabena nu dzodzro
alo nu makɔmakɔa ɖeke mede nye
nu me kpɔ o. 9 Gake gbea gaɖo
eŋu nam zi evelia tso dziƒo bena:
Nusi ŋuti Mawu kɔ la, wȯ la me-
gabui nu dzodzro o. 10 Eye esia
va me zi etɔ̃, eye wogahe wo katã
yi dziƒoe. 11 Eye kpɔ ɖa, le ga-
ƒoƒo ma ke dzi la ŋutsu etɔ̃ le
tsitre ɖe aƒe, si me mele la nu;
amesiwo wodɔ ɖe gbɔnye tso Kai-
sarea. 12 Eye Gbɔgbɔ la gblɔ
nam bena, mayi kpli wo, eye nye-
megake ɖia ɖeke o. Eye nɔvi
aɖe siawo hã kpe ɖe ŋunye, eye
mieyi ɖe ŋutsu la ƒe me; 13 eye
wȯka eta na mi, alesi wȯkpɔ ma-
wudɔla la le tsitre le eƒe me, eye
wȯgblɔ bena: Dɔ ame ɖo ɖe Yo-
pe, ne woaɖayɔ Simon, si woyɔna
be Petro la vɛ, 14 amesi lagblɔ
nya, siwo me nato akpɔ ɖeɖe la,
na mia kple aƒewȯ katã. 15 Eye
esi mede asi nuƒoƒo me la, Gbɔ-

[a] Yoh. 4, 40.
[b] Sam. I. 16, 7; Ro. 2, 11.
[d] Yoh. 10, 16.
[e] Mat. 28, 18.
[f] 10, 45.
[g] Mat. 4, 12–17.
[h] Gal. 2, 12.
[i] Yes. 61, 1; Mat. 3, 16.
[k] 10, 9–48.
[l] Kor. I. 15, 4–7.
[n] Yoh. 14, 22; 15, 27.
[o] 17, 31; Ro. 14, 10.
[p] Yes. 53, 5. 6; Yer. 31, 34; Xez. 34, 16; Dan. 9, 24.
[r] 2, 4; Mar. 16, 17.

gbɔ kɔkɔe la dze wo dzi, abe
alesi wòdze miawo hã dzi le gɔme-
dzedzea me ene. 16 Tete meḍo ŋku
Afetɔ ƒe nya la dzi, alesi wògblɔ [a 12, 25.]
bena: „Yohanes de mawutsi ta
na ame kple tsi; ke miawo la
woade mawutsi ta na mi kple
Gbɔgbɔ kɔkɔe la."[b] 17 Azɔ ne [b 1, 5.]
Mawu tsɔ nenem nunana ma ke [d 4, 3.]
na wo, abe alesi wòna mi, ame-
siwo xɔ Afetɔ Yesu Kristo dzi se
la ene la, nye la ameka menye
be, mate ŋu axe mɔ na Mawua?
18 Eye esi wose nya siawo la,
wozi ḍoḍoe, eye wokafu Mawu
gblɔ bena: Ekema Mawu na dzi-
metɔtrɔ trɔ̃subɔlawo hã hena agbe.

Kristo-hame, si le Antioxia.

19 [e]Azɔ amesiwo ka hlẽ le xaxa, [e 8, 1–4.]
si va le Stefano ŋuti me la, tso
me yi vaseḍe Foinike kple Kipro
kpakple Antioxia; ke womegblɔ
nya la na amea ḍeke o, negbe
na Yudatɔwo ḍeḍe ko. 20 Ke esime
wo dome ŋutsua ḍewo tso Kipro
kple Kirene va Antioxia la, woƒo
nu na Helatɔwo hã hele Afetɔ
Yesu ŋuti nyanyuie la gblɔm fia
wo. 21 Eye Afetɔ ƒe asi li kpli wo,
eye ame geḍewo xɔe se, eye wo-
trɔ va Afetɔ la gbɔ.[f] 22 Eye wo [f 2, 47.]
ŋutinya ḍi va hame, si le Yeru-
salem la, ƒe to me, eye wodɔ
[g]Barnaba ḍo ḍe Antioxia. 23 Esi [g 4, 36.]
amesia va, eye wòkpɔ Mawu ƒe
amenuvevea la, edzɔ dzi, eye wòde [h 5, 19.]
dzi ƒo na wo katã bena, woanɔ
Afetɔ la gbɔ kple woƒe dzime-
ḍoḍo.[i] 24 Elabena ame nyui wò- [i 13, 43.]
nye, [k]eye wòyɔ fũ kple Gbɔgbɔ [k 6, 5.]
kɔkɔe kple xɔse; [l]eye wotsɔ ameha [l 5, 14.]
gãa de kpe ḍe Afetɔ la ŋu. 25 Eye
Barnaba dzo yi Tarso, [n]Saul di [n 9, 30.]
ge, eye esi wòkpɔe la, ekplɔe va
Antioxia. 26 Eye wòva me bena,
ƒe blibo ḍeka woƒo ƒu le hame
la me, eye wofia nu ameha gãa
ḍe, eye bena Antioxia woyɔ nu-
srɔ̃lawo le gbã be kristotɔwo.[o] [o Gal. 2, 11.]

Beléle na kristohame, si le Yudea le dɔgoli.

27 Eye le ŋkeke siawo me la
[p]nyagblɔḍilawo tso Yerusalem va [p 13, 1; 15, 32.]
Antioxia. 28 Eye wo dometɔ ḍe-
ka, si ŋkɔ nye [r]Agabo la, tsi tre, [r 21, 10.]
eye wòfia dzesi to Gbɔgbɔ la dzi
bena, dɔwuame gãa ḍe le xexe
blibo la katã me va ge, esia va [s 15, 37.]
ve me le kaisaro Klaudio ŋɔli.
29 Eye nusrɔ̃lawo ḍo bena,[t] wo [t Gal. 2, 10.]
dome amesiame naḍo nunanaa ḍe
ḍe nɔvi, siwo le Yudea la, alesi
woate ŋui. 30 Nusia wowɔ hã,
eye woḍoe ḍe amegãawo [a]to Bar-
naba kple Saul si me.

Yakobo ƒe ku. Mawudɔlaa ḍe ḍe Petro tso gaxɔ me. Herodes ƒe ŋuwuwu.

12. Le ɣemaɣi me fia [d]Herodes
ḍo asi hamevia ḍewo dzi.
bena yeasẽ ŋuta le wo ŋu. 2 Eye
wòwu Yakobo, Yohanes nɔvi la,
kple yi. 3 Ke esi wòkpɔ be, edze
Yudatɔwo ŋu la, eyi dzi be, yealé
Petro hã. Ke enye amɔwɔ maʋã-
maʋã ƒe ŋkekewo. 4 Eye esi wò-
su esi me la, etsɔe de gaxɔ me, eye
wòtsɔe de asi na asrafoha ene,
siwo dome ḍesiaḍe me asrafo ene
nɔna la, bena woadzɔ eŋu, eye
wòdi be, yeaḍee afia duko la le
ŋutitoto ŋkeke la megbe. 5 Eye
wodzɔ Petro ŋu le gaxɔ me; gake
hame la le gbedoḍoḍa dzi vevie
na Mawu ḍe eta. 6 Ke gbesigbe
Herodes le eḍe ge ḍe go afia ƒe
zã me la, Petro le alɔ̃ dɔm hele
babla kple kɔsɔkɔsɔ eve le asrafo
eve dome, eye dzɔlawo le ʋɔtrua
nu hele gaxɔ la ŋuti dzɔm. 7 Eye
kpɔ ḍa, Afetɔ ƒe dɔlaa ḍe le tsi-
tre ḍe egbɔ, eye kekeli klẽ ḍe
gaxɔa me. Eye wòƒo Petro ƒe
axada me henyɔe gblɔ bena: Tsi
tre kaba! Eye eƒe kɔsɔkɔsɔ ge le
eƒe asiwo ŋu.[h] 8 Eye dɔla la gblɔ
nɛ bena: Bla wò ali dzi, eye nado
wò atokotawo! Eye wòwɔ nene-
ma. Eye wògblɔ nɛ bena: Do
wò awu ʋlaya la, eye nadze yo-
nyeme. 9 Eye wòdo go dze eyo-
me, eye menyae bena, nusi va me
to mawudɔla dzi la, ele me vavã
o, ke ebu xa bena, ŋutega yekpɔ.
10 Ke esi woto dzɔla gbãtɔwo
kple eveliawo ŋu yi la, wova ga-
gbo, si dze ŋgɔ dua la nu, eye
eya ŋutɔ ʋu eḍokui na wo; eye
esi wodo go la, woto ablɔ ḍeka
me, eye kasia mawudɔla la dzo
le egbɔ. 11 Eye esi Petro ƒe mo
kɔ la, egblɔ bena: Azɔ menyae
vavã bena, Afetɔ la dɔ eƒe dɔla
ḍa, eye wòḍem tso Herodes si me
kpakple Yudatɔwo katã ƒe mɔkpɔ-
kpɔ me. 12 Eye esi wòle eŋuti
bum la, eva Maria, [s]Yohanes, si
woyɔna be Marko la, dada ƒe xɔ
nu, afisi ame geḍewo ƒo ƒu ḍo

hele gbe dom ḍa la. 13 Eye esi wòƒo agboa la, nyɔnuḍɔlaa ḍe, si ŋkɔ nye Roda la, va do gbee. 14 Eye esi wòdze si Petro ƒe gbe la, meʋu agbo la o le dzidzɔ, si wòkpɔ la ŋuti; ke eƒu du yi ḍe eme, eye wòka ta na wo bena, Petro le tsitre ḍe agbo la nu. 15 Woawo gblɔ nɛ bena: Aḍaʋa dzem nèle. Ke ekã ḍe edzi bena, ele me nenema. Gake woawo gblɔ bena: [e]Eƒe mawuḍɔlae. 16 Ke Petro gale eƒoƒo dzi; eye esi woʋui, eye wokpɔe la, kuvia ḍo wo. 17 Eye wòḍo asi wo dzi bena, woazi ḍoḍoe, eye wòxlẽ alesi Afetɔ la kplɔe do goe tso gaxɔa me la, fia wo. Eye wògblɔ bena: Mika nusiawo ta na Yakobo kple nɔviawo. Eye wòdzo le afima yi afi bubu. 18 Ke esi ŋu ke la, menye dzidzi via ḍee ƒo asrafoawo le nusi wɔ Petro la ŋuti o. 19 Eye esi Herodes dii, eye mekpɔe o la, edrɔ̃ ʋɔnu dzɔlawo, eye wòḍe se bena, woakplɔ wo ayi amewuƒe. Eye wòdzo le Yudea yi Kaisarea, eye wònɔ afima.

20 Eye dɔme vee ḍe Tirotɔwo kple Zidontɔwo ŋu; ke wova egbɔ kple nu sɔsɔe, eye esi wowɔ xɔlɔ̃ kple Blasto, si nye fia ƒe nuwo dzikpɔla la, wobia tomefafa; elabena [h]woƒe anyigba kpɔa nunyiame tso fia la tɔ dzi. 21 Eye le ŋkeke ḍoḍoa ḍe dzi, esi Herodes do fiawu la, ebɔbɔ nɔ fiazikpui la dzi, eye wòƒo nu na wo. 22 Tete takpelawo do ɣli bena: Mawu ƒe gbee, eye menye ame tɔe o.[i] 23 Eye enumake Afetɔ ƒe dɔla foe,[k] le esi metsɔ bubu na Mawu o la ta, eye ŋɔwo ḍui, eye eƒe agbe nu tso.

24 Ke mawunya la tsi, eye wòkeke ta.[l] 25 Eye Barnaba kple Saul, [n]esi wowu subɔsubɔḍɔ nu la, wogbugbɔ tso Yerusalem, eye wotsɔ Yohanes, si woyɔna be [o]Marko la, kpe ḍe wo ḍokui ŋu.

**Paulo ƒe mɔzɔzɔ gbãtɔ yi ḍe trɔ̃subɔlawo gbɔ.**

**13.** Eye[r] nyagblɔḍila kple nufialaa ḍewo le ha me, si le Antioxia la me, siwo nye: Barnaba kple Simeon, si woyɔna be Niger, kple Lukio, Kirenetɔ kple Manahem, amesi wonyi kple dziḍula Herodes. kple Saul. 2 Eye esi wole Afetɔ la subɔm, eye wotsia nu dɔna la, Gbɔgbɔ kɔkɔe la gblɔ bena: Azɔ mitia Barnaba kple Saul nam hena dɔwɔwɔ,[a] si ŋuti meyɔ wo ḍo. 3 [b]Tete wotsi nu dɔ, eye wodo gbe ḍa, [d]eye wotsɔ woƒe asiwo da ḍe wo dzi, eye wodo mɔ wo.

**Paulo gblɔ mawunya le Kipro.**

4 Azɔ woawo la, esi Gbɔgbɔ kɔkɔe la dɔ wo ḍa la, wova Seleukia, eye tso afima woḍo ʋu yi Kipro. 5 Eye esi woḍo Salami la, wogblɔ mawunya la fia le Yudatɔwo ƒe ƒuƒoƒewo me;[f] eye Yohanes hã le wo ŋu abe woƒe subɔla ene. 6 Ke esi woto ƒukpo blibo la me vaseḍe Pafo la, wokpɔ Yudatɔa ḍe, si nye afakala kple aʋatsonyagblɔḍila, amesi ŋkɔ nye Baryesu, 7 si le dua me dziḍula, Sergio Paulo, ŋutsu nyanua ḍe gbɔ. Amesia yɔ Barnaba kple Saul vɛ, eye wòdi bena, yease mawunya la. 8 Ke afakala Elima (elabena nenema woḍe eƒe ŋkɔ la gɔme) tsi tre ḍe wo ŋu, eye wòdi bena, yeatrɔ dua me dziḍula atso xɔse la me.[g] 9 Tete la Saul, si woyɔna hã be Paulo, si Gbɔgbɔ kɔkɔe la yɔ fũ la, lé ŋku ḍe edzi gã 10 gblɔ bena: Oo, abosamvi, wò amesi yɔ fũ kple alakpa kpakple nu vɔ̃ḍi wɔwɔ katã, dzɔdzɔenyenyewo katã ƒe ketɔ, ḍe màdzudzɔ Afetɔ la ƒe mɔ dzɔdzɔewo tɔtrɔ oa? 11 Eye azɔ la kpɔ ḍa, Afetɔ la ƒe asi ava dziwò, eye wò ŋku agbã, eye màgakpɔ ɣe o vaseḍe ɣeyiɣia ḍe dzi. Eye enumake afu kple viviti dze edzi, eye wòle asi tsam le amesi alè eƒe alɔnu akplɔe la dim. 12 Tete esi dua me dziḍula kpɔ nusi va ve me la, exɔe se, eye kuvia ḍoe le Afetɔ la ƒe nufiafia ŋuti.

**Paulo gblɔ nyanyuie la le Antioxia, si le Pisidia.**

13 Eye esi Paulo kple amesiwo kpe ḍe eŋuti la, ḍo ʋu tso Pafo la, wova Perge le Pamfilia. Eye Yohanes dzo le wo gbɔ [p]gatrɔ yi Yerusalem. 14 Ke woawo la wotsa tso Perge, eye wova ḍo Antioxia le Pisidia. Eye woyi ḍe ƒuƒoƒe me le Sabat-ŋkeke dzi, eye wobɔbɔ nɔ anyi. 15 Eye esi woxlẽ [s]se la kple nyagblɔḍilawo megbe la, ƒuƒoƒemegã dɔ ḍo ḍe wo

[a] 9, 15.
[b] 14, 23.
[d] 6, 6.
[e] Lu. 24, 37.
[f] 12, 12. 25.
[g] Tim. II. 3, 8.
[h] Fia. I. 5. 25; Xez. 27, 17.
[i] Xez. 28, 2.
[k] Dan. 5. 20.
[l] 6,7; Yes. 55. 11.
[n] 11, 29.
[o] kp. 12; 15, 37.
[p] 15, 38.
[r] 11, 27.
[s] 15, 21.

gbɔ gblɔ bena: Ŋutsuwo, nɔviwo,
ne nuxlɔ̃menyaa ɖe le mia si na
dukɔa la, migblɔe. 16 Tete Paulo
tsi tre, eye wòɖo asi wo dzi gblɔ
bena: Israel-ŋutsuwo kple mi ame-
siwo vɔ̃a Mawu la, miɖo to! 17 Is-
rael-dukɔ sia ƒe Mawu la tia mía
fofowo, [d]eye wòdo dukɔ sia ɖe
dzi, esi wònye amedzro le Egipte-
nyigba dzi,[f] eye wòtsɔ abɔ sesẽ
kplɔ wo tso afima. 18 Eye anɔ
ƒe blane sɔŋ wòlé wo ɖe asi le
wo nyim le gbeadzi.[g] 19 Eye [h]wò-
tsrɔ̃ dukɔ adre le Kanaan-nyigba
dzi, [i]eye wòmã woƒe anyigba me
na wo hena domenyinyi. 20 Eye
esia megbe wòtsɔ [l]ʋɔnudrɔ̃lawo
na wo anɔ ƒe alafa ene kple ƒe
blaatɔ̃ sɔŋ, [n]vaseɖe nyagblɔɖila
Samuel dzi. 21 Tso ekema dzi
la wobia fia, eye Mawu tsɔ Saul,
Kis ƒe vi, ŋutsua ɖe, si tso Ben-
yamin-ƒomea me la, na wo ƒe
blane.[r] 22 Esi woɖee ɖa la, ena
Dawid tsi tre, be wòanye fia na
wo, amesi ŋuti hã wòɖi ɖase le
gblɔ bena: „Mekpɔ Dawid, Isai
vi la, ŋutsu, si dze nye dzi ŋu.
amesi lawɔ nye lɔlɔ̃nu katã.“[u]
23 Tso nenem me sia ƒe dzidzime
me Mawu tsɔ xɔla Yesu na Israel
[w]le ŋugbedodo la nu: 24 le esime
Yohanes gblɔ dzimetɔtrɔ ƒe ma-
wutsidedetaname fia Israel dukɔ
blibo la katã le eƒe vava ŋgɔ.[a]
25 Ke esi Yohanes wu eƒe mɔzɔzɔ
nu la, egblɔ bena: Ameka miebu
xa bena, menyea? Menye nyee
nye Kristo la o; ke kpɔ ɖa, egbɔna
le megbenye, amesi ƒe atokota nu
ka medzem be, matu o.[b] 26 Ŋu-
tsuwo, nɔviwo, Abraham ƒomeví-
wo kple mia dome amesiwo vɔ̃a
Mawu la, miawoe wotsɔ xɔxɔnya
sia ɖo ɖa.[d] 27 Elabena amesiwo le
Yerusalem kple woƒe dziɖulawo,[e]
esi womedze sí amesia kple nya-
gblɔɖilawo ƒe gbe, siwo woxlẽna
le Sabat sia Sabat dzi o la, wowu
wo nu to woƒe ʋɔnudodrɔ̃ me.
28 Eye esi womekpɔ kunyaa ɖeke
hã o la,[g] wobia tso Pilato si me
bena, wòawui. 29 Eye esi wowu
nusiwo katã woŋlɔ ɖi le eŋuti la
nu la, woɖee le ati ŋu, eye wo-
tsɔe mlɔ yɔdo me.[h] 30 Gake la
Mawu fɔe ɖe tsitre tso ame ku-
kuwo dome,[i] 31 eye wòɖe eɖokui
fia amesiwo kpe ɖe eŋuti tso Ga-
lilea va Yerusalem, ŋkeke geɖe-
wo, amesiwo zu eƒe ɖaseɖilawo
azɔ na dukɔ la.“ 32 Eye míawo
míele nyanyuie, si ŋugbe wodo
na fofoawo la, gblɔm fia mi,[b]
33 bena Mawu wu eya ke nu na
mi, amesiwo nye wo viwo, le esi-
me be wòna Yesu tsi tre, abe
alesi woŋlɔ [e]ɖe Psalmo evelia me
ene bena: „Vinye nènye, egbe
sia medzí wò.“ 34 Ke esi wòfɔe
ɖe tsitre tso ame kukuwo dome,
eye megale tɔtrɔ ge ayi ɖe nyu-
nyɔ me o la, egblɔ ale bena:
[k]„Matsɔ Dawid ƒe amenuveve, si-
wo li ke la, ana mi.“ 35 Eyata
wògblɔ le teƒe bubu hã bena: „Wò
la mána wò mawumeme la nakpɔ
nyunyɔ o.“[o] 36 Elabena Dawid,
esi wòsubɔ Mawu ƒe tameɖoɖo le
ye ŋutɔ ŋɔli la, edɔ alɔ̃; eye wo-
tsɔe mlɔ fofoawo gbɔ, eye wòkpɔ
nyunyɔ;[p] 37 ke amesi ke Mawu
fɔ ɖe tsitre la, mekpɔ nyunyɔ o.
38 Minya esia azɔ, ŋutsuwo, nɔ-
viwo, bena to nenem me sia dzi
wogblɔ [s]nuvɔ̃kekenya fia mi; eye
[t]nusiwo katã me womete ŋu tso
afia na mi ɖe Mose ƒe se la nu
le o la, to eyama me la 39 wotsoa
afia na amesiame, si xɔ edzi se.[v]
40 Azɔ la mikpɔ nyuie, bena nusi
wogblɔ ɖi le [x]nyagblɔɖilawo me
la, nagava mia dzi o: 41 „Mikpɔ
ɖa, mí vlodolawo, eye miaƒe mo
nawɔ yaa, eye mitsrɔ̃; elabena
nye la mele dɔa ɖe wɔm le mia-
ƒe ŋkekeawo me, dɔ, si ne amea
ɖe axlẽe afia mi la, miele exɔ
ge ase o.“

Paulo ƒe mawunyagbɔgblɔ kpɔ dzidzɔdze.

42 Eye esi wole go dom la, woɖe
kuku na wo bena, woagagblɔ nya
siawo na yewo le Sabat keme dzi.
43 Eye esi ƒuƒoƒemetɔwo ka la,
Yudatɔ kple trɔ̃subɔla-zu-Yudatɔ,
siwo vɔ̃a Mawu la, dometɔ geɖe
dze Paulo kple Barnaba yome,
amesiwo ƒo nu na wo, eye woɖe
dzi ƒo na wo bena, woanɔ Mawu
ƒe amenuveve la me.[f] 44 Eye le
Sabat, si dze eyome dzi la, esusɔ
ʋee, ne du blibo la katã kloe naƒo
ƒu ase mawunya la. 45 Ke esi
Yudatɔwo kpɔ amehawo la, woyɔ
fũ kple ŋuʋaʋã eye wogblɔ bu-
sunya tsi tre ɖe nusiwo Paulo
gblɔ la ŋu.[k] 46 Ke Paulo kple
Barnaba ƒo nu kple dzideƒo bena:

a 1, 3.
b kp. 23.
d Yes. 1, 2.
e Ps. 2, 7.
f Mo. II. 12, 37. 41; 14, 8.
g Mo. II. 16, 35; Mo. IV. 14, 34; Mo. V. 1, 31.
h Mo. V. 7, 1.
i Yos. 14, 2.
k Yes. 55, 3.
l Ʋɔn. 2, 16.
n Sam. I. 3, 20.
o Ps. 16, 10
p 2, 29.
r Sam. I. 8, 5; 10, 21. 24.
s 10, 43.
t Mo. IV. 15, 20.
u Sam. I. 16, 12. 13; 13, 14.
v Ro. 10, 4.
w Sam. II. 7, 12; Yes. 11, 1.
x Xab. 1, 5.
a Lu. 3, 3.
b Yoh. 1, 20. 27; Lu. 3, 16; Mar. 1, 7.
d kp. 46.
e Yoh. 16, 3.
f 11, 23.
g Mat. 27, 22. 23.
h Mat. 27, 59. 60.
i 3, 15.
k kp. 50; 14, 2.

[c]Ele vevie bena, woagblɔ mawu-
nya na mi gbã; ke esi miedee ɖa
tso mia gbɔ,[d] eye miebu mia ɖo-
kui be, miedze agbe mavɔ la o
la, kpɔ ɖa, mietrɔ yi trɔ̃subɔlawo
gbɔ. 47 Elabena nenema Afetɔ
la de se na mí bena:[e] „Meɖo wò
nanye trɔ̃subɔlawo ƒe kekeli, be-
na nanye xɔxɔ hena anyigba ƒe
seƒe ke.“ 48 Eye esi trɔ̃subɔlawo
see la, dzi dzɔ wo, eye wokafu
Afetɔ ƒe nya la; [g]eye ame alesi nu
woɖo ɖi na agbe mavɔ la, xɔe
se. 49 Eye Afetɔ ƒe nya la kaka
ɖe anyigba blibo la katã dzi. 50
Tete Yudatɔwo de zi nyɔnu ŋku-
tatɔ, siwo vɔ̃a Mawu kple du-
megãwo me, eye wona yometiti
dzɔ ɖe Paulo kple Barnaba dzi,
eye wonyã wo tso woƒe nutoawo
me. 51 Ke woawo la, esi [h]wo-
ʋuʋu ke le woƒe afɔwo ŋuti ɖe
wo ŋu la, wova Ikonio. 52 Eye
nusrɔ̃lawo yɔ taŋ kple dzidzɔ kpa-
kple Gbɔgbɔ kɔkɔe la.

Paulo ƒe dɔwɔwɔ kple nusiwo va ve me na le Ikonio, Listra kple Derbe.

14. Eye wòva ve me le Ikonio
bena, woa kple eve la woyi
ɖe Yudatɔwo ƒe ƒuƒoƒe la me, eye
woƒo nu, ale bena Yudatɔwo kple
Helatɔwo dome ame geɖewo xɔe
se. 2 Eye Yudatɔ, siwo mexɔe
se o la, de zi trɔ̃subɔlawo ƒe lu-
ʋɔwo me, eye wodo adã wo ɖe
nɔviawo ŋu.[l] 3 Gake la wotsi afima
ŋkeke geɖe hele nu ƒom kple dzi-
ɖeƒo le Afetɔ la me, eya amesi
ɖi ɖase le eƒe amenuvevenya la
ŋuti, le esime wòna wowɔ [o]dze-
siwo kple nukunuwo to woƒe así-
wo dzi. 4 Ke duametɔwo mã, ɖewo
de Yudatɔwo dzi, eye bubuwo le
apostolowo dzi. 5 Eye esi trɔ̃-
subɔlawo kple Yudatɔwo kpakple
woƒe dziɖulawo ɖo bena, woadze
wo dzi, be woaɖi gbɔ wo, eye
woaƒu kpe wo la,[r] 6 wodze sii,
eye wosi yi ɖe Likaonia ƒe duwo,
Listra kple Derbe, kple afima nu-
toawo me. 7 Eye wogblɔ nyanyuie
la fia le afima hã.[s]
8 Eye ŋutsua ɖe le Listra le
anyinɔƒe, si metea ŋu tsia tre ɖe
eƒe afɔwo dzi o, eye wònye te-
kunɔ tso keke dadaa ƒe dɔme ke;
amesi mezɔ azɔli kpɔ o.[t] 9 Eya
se Paulo ƒe nuƒoƒo, amesi lé ŋku

[c] 3, 26; Mat. 10, 6.
[b] Mat. 9, 28.
[d] Lu. 7, 30.
[e] Yes. 49, 6.
[f] 28, 6.
[g] Ro. 8, 29.
[h] 18, 6; Mat. 10, 14.
[i] 10, 26.
[k] 17, 30.
[l] 12, 45.
[n] Ps. 147, 8; Yer. 5, 24.
[o] 19, 11; Heb. 2, 4.
[p] Kor. II. 11, 25; Tim. II. 3, 11.
[r] kp. 19; Tim. II. 3, 11.
[s] 11, 19. 20.
[t] 3, 2.

ɖe edzi gã, eye esi wòkpɔ bena,[b]
xɔse le esi be, woayɔ dɔe la,
10 egblɔ kple gbe sesẽ bena:
Tsi tre, nadzɔ ɖe wò afɔwo dzi!
Eye wòdzo kpo, eye wòzɔ azɔli.
11 Eye esi amehawo kpɔ nusi
Paulo wɔ la, wokɔ woƒe gbe dzi
le Likaonia-gbe me bena: [f]Ma-
wuwo tsɔ amewo ƒe nɔnɔme ɖi
va mía gbɔ. 12 Eye woyɔ Bar-
naba be Yupiter, ke Paulo be
Merkurio; elabena eyae gblɔa nya.
13 Tete la Yupiter, si le dua xa
la, ƒe nunɔla tsɔ nyitsu kple se-
ƒoƒotsihewo va agboa nu, eye wòle
didim bena, ye kple amehawo ye-
woasa vɔ. 14 Ke esi apostoloawo,
Barnaba kple Paulo, see la, wo-
dze woƒe awuwo, eye woƒu du
ɖo ameha la me hele ɣli dom, le
gbɔgblɔm bena: 15 Ŋutsuwo, nu-
kae nye esi wɔm miele?[i] Míawo
hã amegbetɔ, siwo nu vena la
mienye abe miawo ke ene, eye
miele nyanyuie la gblɔm fia mi,
bena miatrɔ atso nenem yakanu
siawo gbɔ ava Mawu gbagbe, si
wɔ dzi kple anyigba kple atsiaƒu
kpakple nusiwo katã le wo me la
gbɔ; 16 amesi le dzidzime, siwo
va yi la me la, wòna dukɔwo katã
zɔ woa ŋutɔwo ƒe mɔwo dzi.[k]
17 Gake la medzudzɔ ɖaseɖiɖi le
eɖokui ŋuti o, le esime wòwɔa
nyuie, eye wòna tsidzadza mi tso
dziƒo kple nuƒãɣiwo, eye wòtsɔ
nuɖuɖu kple dzidzɔ yɔ miaƒe dzi-
wo me fũ.[n] 18 Eye esi wogblɔ
nya siawo la, bebli hafi woxe mɔ
na amehawo, bena womesa vɔ na
wo o.

Paulo trɔ va Antioxia.

19 Ke Yudatɔwo tso Antioxia
kple Ikonio va afima, eye esi wo-
ƒoe ɖe amehawo nu la, [p]woƒu kpe
Paulo, eye wohee do go tso dua
me hebu xa bena, eku. 20 Ke esi
nusrɔ̃lawo va ƒo xlãe la, etsi tre
heyi ɖe dua me; eye esi ŋu ke
la, eya kple Barnaba wodzo yi
Derbe. 21 Eye esi wogblɔ nya-
nyuie la fia du ma, eye wowɔ
ame geɖewo zu nusrɔ̃lawo la, wo-
gbugbɔ va Listra kple Ikonio kpa-
kple Antioxia, 22 hele ŋusẽ dom
nusrɔ̃lawo ƒe luʋɔwo, eye wole
nu xlɔ̃m wo be, woanɔ xɔse la
me; eye bena xaxa geɖewo me
to ge míala tsã ayi ɖe mawufia-

ɖuƒe la me.[a] 23 Eye esi wotia amegãwo na wo le ha sia ha me la, wodo gbe ɖa kple nutsitsidɔ, eye wotsɔ wo de Aƒetɔ, si dzi woxɔ se la, si me.[d] 24 Eye esi woto Pisidia la, wova Pamfilia. 25 Eye esi wogblɔ nya la le Perge la, wotɔ edzi va Atalia. 26 Tso afima woɖo ʋu va Antioxia, afisi wotsɔ wo de Mawu ƒe amenuveve me le hena dɔ, si nu wowu la.[f] 27 Ke esi wova afima, eye woƒo hamea nu ƒu la, woka nu gã, siwo Mawu wɔ kpli wo la ta na wo, kple alesi [h]wòʋu dzixɔse ƒe ʋɔtru na trɔ̃subɔlawo. 28 Eye wonɔ nusrɔ̃lawo gbɔ xɔ ŋkeke geɖe.

**Apostolowo ƒe takpekpe le Yerusalem kple ɖoɖo be, womatso se la aɖo agbae ɖe xɔsetɔwo dzi o.**

**15.** Eye amea ɖewo tso Yudea va fia nu nɔviawo bena: Ne wometso aʋa na mi le Mose ƒe kɔa nu o la, miate ŋu akpɔ xɔxɔ o.[n] 2 Eye esi menye nusesẽ kple anukutsyɔtsyɔ via ɖe wònye dzɔ ɖe woawo kple Paulo kple Barnaba dome o la, woɖo bena, [o]Paulo kple Barnaba kpakple wo dometɔa ɖewo nayi apostolowo kple hamemegã, siwo le Yerusalem la gbɔ le biabia sia ta. 3 Azɔ woawo la, esi hame la dɔ wo ɖa la, woto Foinike kple Samaria hele trɔ̃subɔlawo ƒe tɔtrɔŋutinya xlẽm fia. Eye wòzu dzidzɔ gã na nɔvlawo katã. 4 Eye esi wova Yerusalem la, hame la kple apostoloawo kpakple hamemegãwo xɔ wo; eye woka nusiwo katã Mawu wɔ kpli wo la ta na wo.[p] 5 Ke amea ɖewo, siwo tso farisitɔwo ƒe kɔmamã me, amesiwo xɔ se la, tsi tre, eye wogblɔ bena, ele bena, woatso aʋa na wo, eye woaɖo na wo be, woalé Mose ƒe se la me ɖe asi.

6 Eye apostoloawo kple hamemegãwo va kpe ta be, yewoakpɔ nya sia me ɖa. 7 Ke esi wole nuseseẽ geɖe wɔm la, Petro tsi tre, eye wògblɔ na wo bena: Ŋutsuwo, nɔviwo, mienyae bena, tsã la Mawu tiam le mia dome, bena trɔ̃subɔlawo nase nyanyuie la tso nunye me, eye ne woaxɔ ase.[t] 8 Eye Mawu, si nya dziwo me la, ɖi ɖase na wo, le esime wòtsɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe la na wo, abe alesi wòna miawo hã ene; 9 eye mede [b]vovoa ɖeke mía kpli wo dome o, le esime wòklɔ woƒe dziwo me to xɔse me. 10 Azɔ nukaŋuti miele Mawu tem kpɔ be, miatsɔ kɔkuti, si mia fofowo kple mía ŋutɔwo hã miete ŋu tsɔ o la, aku nusrɔ̃lawo ƒe kɔa?[e] 11 Ke boŋ to Aƒetɔ Yesu ƒe amenuveve me la miexɔe se bena, míakpɔ xɔxɔ abe woamawo ke ene.[g] 12 Tete ameha blibo la katã zi ɖoɖoe, eye woɖo to Barnaba kple Paulo ƒe nyaxexlẽfia le dzesi kple nukunu, siwo katã Mawu wɔ to woƒe asiwo dzi le trɔ̃subɔlawo dome la ŋuti. 13 Eye esi wozi ɖoɖoe megbe la, [i]Yakobo xɔ edzi gblɔ bena: Ŋutsuwo, nɔviwo, miɖo tom! 14 Simeon xlẽ fia, alesi Mawu kpɔ trɔ̃subɔlawo ɖa gbã, bena yeaxɔ dukɔ tso wo dome hena eƒe ŋkɔ la.[k] 15 Eye esia sɔ kple nyagblɔɖilawo ƒe nyawo, [l]abe alesi woŋlɔ di ene bena: 16 „Nusiawo megbe la magatrɔ ava, eye magatu Dawid ƒe agbadɔ, si mu dze anyi la, magaɖɔ eƒe gbagbãƒewo ɖo, eye magafɔe ɖe tsitre, 17 bena amewo ƒe susɔe kple dukɔ, siwo katã dzi woyɔ nye ŋkɔ ɖo la, nadi Aƒetɔ la yome mɔ, Aƒetɔ la gblɔe, amesi le nusiawo, siwo 18 wònya tso keke blema ke la wɔm." 19 Eyaŋuti nye la mebu bena, miagaɖe fu na amesiwo trɔ tso trɔ̃subɔlawo dome va Mawu gbɔ la o, 20 ke boŋ la miaŋlɔ na wo bena, woatsri trɔ̃wo ƒe ɖiƒoƒo kple ahasiwɔwɔ kple lã tsiʋumewo kpakple [r]ʋu. 21 Elabena tso blema ke Mose ƒe gbeƒãɖelawo le du sia du me le esime be, woxlẽnɛ le ƒuƒoƒewo le Sabat sia Sabat dzi.[s]

22 Tete wòdze apostoloawo kple hamemegãwo kpakple ha blibo la katã ŋu bena, yewoatia ŋutsua ɖewo atso yewo dome aɖo ɖe Antioxia akpe ɖe Paulo kple Barnaba ŋu; woawo nye Yuda, si woyɔna be Barsaba, kple Sila, ŋutsu, siwo nye amegãwo le nɔviawo dome. 23 Eye woŋlɔ agbalẽ ɖe wo si bena: Apostolowo kple hamemegãwo kple nɔviwo ɖuɖɔ nɔvi, siwo tso trɔ̃subɔlawo dome le Antioxia kple Siria kpakple Kilikia la fã. 24 Elabena esi míese

a 11, 23; Tes. I. 3, 5.
b 10, 34.
d 13, 3.
e Gal. 3, 10; 5, 1.
f 13, 1. 2.
g Gal. 2, 16; Ef. 2, 4–10.
h Kor. I. 16, 9.
i 21, 18; Gal 2, 9.
k kp. 7–9.
l Am. 9, 11. 12.
n Gal. 5, 2.
o 11, 30; Gal. 2, 1.
p 14, 27.
r Mo. I. 9, 4; Mo. III. 3, 17.
s 13. 15.
t 10, 44; 11, 15.

be, amea ɖewo tso mia dome va
blu miaƒe tame kple nyawo, eye
wonyama miaƒe luʋɔwo gblɔ be-
na, woatso.aʋa na mi, eye mialé
se la me ɖe asi, evɔ miede sea
ɖeke na wo o la;[a] 25 Enyo mía (a kp. 1.)
ŋu, esi mieƒo nu ɖekae be, miadɔ
ŋutsu tiatiawo akpe ɖe miaƒe lɔ-
lɔ̃tɔwo, Barnaba kple Paulo ŋu
aɖo ɖe mi, 26 amesiwo tsɔ woƒe
agbe na ɖe mia Afetɔ Yesu Kri-
sto ƒe ŋkɔ la ta. 27 Azɔ miedɔ
Yuda kple Sila ɖa, amesiwo ŋutɔ
hã lagblɔe na mi nenema ke kple
woƒe nu. 28 Elabena enyo Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la kple miawo hã
ŋu be, miagatsɔ agba gãa ɖeke
ada ɖe mia dzi wu nu vevi sia-
wo ko o, 29 bena, miatsri trɔ̃-
wo ƒe vɔsawo kple ʋu kple lã
tsiʋumewo kple ahasiwɔwɔ; ne
miekpɔ mia ɖokui dzi nyuie le
wo me la, ekema miewɔe nyuie.
Minɔ anyi sesĩe!
30 Azɔ woawo la, esi wodo mɔ
wo la, wova Antioxia, eye woƒo
ameha la nu ƒu, eye wotsɔ agbalẽ
la na. 31 Ke esi woxlẽe la, wo-
dzɔ dzi le akɔfafa la ŋuti. 32 Eye
Yuda kple Sila, amesiwo hã [g]nye (g 11, 27; 13, 1.)
nyagblɔɖilawo la, xlɔ̃ nu nɔviawo
kple nya geɖewo; eye wodo ŋusẽ
wo. 33 Eye esi wonɔ afima ʋee
la, nɔviawo do mɔ wo le ŋutifafa
me ɖo ɖe amesiwo dɔ wo ɖa la
gbɔ. 34 Ke enyo Sila ŋu be, yea-
tsi afima. 35 Ke Paulo kple Bar-
naba wonɔ Antioxia hele nu fiam,
eye wole Afetɔ ƒe nyanyuie la
gblɔm fia kple ame bubu geɖe-
wo hã.

Paulo ƒe mawunyagbɔgblɔ mɔzɔzɔ evelia.

36 Ke ŋkekea ɖewo megbe la
Paulo gblɔ na Barnaba bena: Azɔ
na miagbugbɔ ayi aɖakpɔ nɔvia-
wo ɖa le du sia du, si me mie-
gblɔ Afetɔ ƒe nya la le, [i]alesi (i Tes. I. 3, 3.)
wole wɔwɔm. 37 Eye Barnaba di
bena, yewoatsɔ Yohanes, si wo-
yɔna be Marko la, akpe ɖe ye-
wo ɖokui ŋu.[k] 38 Ke Paulo ɖo (k 12, 12. 25.)
bena, yewomatsɔ amesia, si trɔ
le wo yome le Pamfilia, eye meyi
ɖawɔ dɔ kpli yewo o la, akpe ɖe
yewo ɖokui ŋu o.[l] 39 Eye wòzu (l 13, 13.)
dɔmedzoe na wo, eye womã tso
wo nɔewo gbɔ. Barnaba tsɔ Mar-
ko kpe ɖe eɖokui ŋu, eye woɖo
ʋu yi Kipro. 40 Ke Paulo tia Si-
la kpe ɖe eɖokui ŋu, eye esi nɔ-
viawo tsɔe de Mawu ƒe amenu-
veve me la, edzo heyi. 41 Eye
wòyi ɖato Siria kple Kilikia hele
ŋusẽ dom hameawo.

Paulo xɔ Timoteo kpe ɖe eɖokui ŋuti, eye wòɖe gbe ƒã nyanyuie la le Europa.

16\. Eye wòɖe Derbe kple Listra;
eye kpɔ ɖa, nusrɔ̃laa ɖe le
afima, eŋkɔe nye [b]Timoteo, Yuda- (b 17, 14; 18, 22.)
nyɔnua ɖe, [d]si xɔ se la ƒe vi; ke (d Tim. II. 1, 5.)
fofoa nye Helatɔ. 2 Amesi [e]ŋuti (e 6, 3.)
nɔvi, siwo le Listra kple Ikonio
la, ɖi ɖase nyuie le. 3 Amesia
dim Paulo le bena, wòakpe ɖe
ye ŋuti, eye wòtsɔ aʋa nɛ le Yu-
datɔ, siwo le afima-nutoawo me
la ta; elabena wo katã wonyae
bena, fofoa nye Helatɔ.
4 Eye esi wole duawo me tom
la, wogblɔ [f]nyaɖoɖo, siwo aposto- (f 15, 28–29.)
lowo kple hamemegã, siwo le Ye-
rusalem, bla la na wo, bena woalé
wo me ɖe asi. 5 Azɔ ŋusẽ ɖo
hameawo ŋu le xɔse me, eye wo-
ƒe xexlẽme le agbɔ sɔm ɖe edzi
gbesiagbe.
6 Eye esi woto Frigia-kple Ga-
latia-nutowo me yi la, Gbɔgbɔ
kɔkɔe la xe mɔ na wo be, woa-
gagblɔ nya la le Asia o;[h] 7 eye (h 18, 23.)
esi wova Misia-nutowo me la,
wote Bitinia-yiyi kpɔ; gake Yesu
ƒe Gbɔgbɔ la mede mɔ na wo o;
8 eye woto Misia ŋu yi Troa. 9
Eye Paulo kpɔ ŋutega le zã me.
Makedonia-ŋutsua ɖe le tsitre le
kuku ɖem nɛ gblɔ bena: Tso ƒu
va Makedonia, eye naxɔ na mi!
10 Eye esi wòkpɔ ŋutega la la,
enumake míedi be, míayi Make-
donia, esi míedze sii pete bena,
Mawue yɔ mi ɖa, be míagblɔ nya-
nyuie la afia wo.
11 Azɔ miedo ʋu tso Troa tẽ
heva keke Samotrake ke, eye ŋu
ke mieva Neapoli; 12 eye tso afi-
ma mieva Filipi, si nye Makedo-
nia-nyigba ƒe du gbãtɔ, eye wò-
nye Romatɔwo ƒe dutsotso la; ke
míenɔ du sia me ŋkekea ɖewo.

Nusiwo va dzɔ le Filipi: Lidia kple gaxɔdzikpɔla wotrɔ dzime.

13 Eye le Sabat-ŋkeke dzi la
miedo go tso dua me yi ɖe tɔ nu,
afisi miesusu bena, enye woƒe
gbedodaƒe; eye esi miebɔbɔ nɔ
anyi la, mieƒo nu na nyɔnu, siwo

va ƒo ƒu ḍi. 14 Eye nyɔnua ḍe,
si ŋkɔ nye Lidia, aḍabɛdzrala tso
Tiatira-dua me, amesi vɔ̃a Mawu
la, ḍo to, amesi ƒe dzi Aƒetɔ la
ʋu bena, wòlé to ḍe nya, siwo
gblɔm Paulo le la ŋu.[a] 15 Eye
esi wode mawutsi ta nɛ kple eƒe-
me katã la, eḍe kuku gblɔ bena:
Ne miebum bena, mezu Aƒetɔ la
dzixɔsela la, ekema miva aƒenye
me, eye minɔ afima. Eye wòzi
mia dzi.
16 Eye wòva me bena, esime
mieyina gbedoḍaƒe la, nyɔnudɔlaa
ḍe, si me afakakagbɔgbɔ le la,
kpe mi, amesi nana eƒe aƒetɔwo
kpɔa [d]viḍe geḍe to nukaka me la.
17 Amesia dze Paulo kple mia
yome, eye wòdo ɣli gblɔ bena:
Nenem me siawo la, Mawu dziƒo-
ʋitɔ la ƒe dɔlawo wonye, amesi-
wo le agbexɔxɔmɔ gblɔm fia mi.[e]
18 Eye wòwɔ esia ŋkeke geḍe.
Ke esi wòve dɔme na Paulo la,
etrɔ gblɔ na gbɔgbɔ la bena:
Mede se na wò le Yesu Kristo ƒe
ŋkɔ la me bena, nado go le eme!
Eye wòdo go le gaƒoƒo ma ke
dzi.[f] 19 Ke esi eƒe aƒetɔwo kpɔ
bena, woƒe viḍenu, si dzi woḍoa
ŋu ḍo la, do go la, wolé Paulo
kple Sila, eye wohe wo yi asi me
ḍe amegãwo ƒe ŋku me; 20 eye
esi wokplɔ wo yi ḍe dua me dzi-
ḍulawo gbɔ la, wogblɔ bena: Ame-
siawo la, Yudatɔwo wonye, eye
wole miaƒe du la nyamam;[h] 21 eye
wole kɔ, siwo medze mi be, mia-
xɔ alo mianyi o la, gblɔm fia mi,
elabena Romatɔwo mienye. 22
Eye ameha la tsi tre ḍe wo ŋu,
eye dua me dziḍulawo dze woƒe
awuwo le wo ŋu, eye wode se
bena, woaƒo wo kple ati.[i] 23 Esi
woƒo wo kakaka la, wode wo
gaxɔ me, eye wode se na gaxɔ-
dzikpɔla be, wòadzra wo ḍo de-
die. 24 Eya la, esi wòxɔ se sia
la, etsɔ wo de gaxɔ titinatɔ me
ke, eye wòbɔ pã woƒe afɔwo.
25 Eye le zãtitina la Paulo kple
Sila wole gbe dom ḍa, eye wo-
dzi kafukafuhawo na Mawu, eye
gatɔwo le to ḍom wo. 26 Kasia
anyigba ʋuʋu ŋutɔ, ale bena ga-
xɔa ƒe gliḍoanyiwo nyẽ kpo; eye
enumake ʋɔtruawo katã ʋu wo
ḍokui, eye ameawo katã ƒe gawo
tu. 27 Tete gaxɔdzikpɔla ḍi vo
tso alɔ̃ me; eye esi wòkpɔ bena,
gaxɔla ƒe ʋɔtruawo le nuvo la,
edi yi, be yeawu ye ḍokui. 28 Ke
Paulo do ɣli kple gbe sesẽ gblɔ
bena: Megawɔ vɔ̃a ḍeke ḍokui-
wò o, elabena mi katã miele afii.
29 Tete wòbia akaḍi, eye wòƒu
du yi ḍe eme, eye wòle dzodzom
nyanyanya hedze Paulo kple Sila
ƒe afɔ nu. 30 Eye wòkplɔ wo do
goe gblɔ bena: Aƒetɔwo, nukae
le nam be mawɔ, bena makpɔ ḍe-
ḍe mahã?[b] 31 Wogblɔ bena: Xɔ
Aƒetɔ Yesu Kristo dzi se, eye mia
kple aƒewò me miakpɔ ḍeḍe. 32
Eye wogblɔ Aƒetɔ ƒe nya la nɛ
kple amesiwo katã le eƒe me. 33
Eye wòkplɔ wo le zã ƒe gaƒoƒo
ma ke dzi, eye wòklɔ abiawo na
wo, eye wode mawutsi ta nɛ kple
etɔwo katã enumake. 34 Eye wò-
kplɔ wo yi eƒe me heḍo kplɔ̃ na
wo, eye wòkpɔ dzidzɔ kple eƒeme
katã bena, yexɔ Mawu dzi se.
35 Ke esi ŋu ke la, dua me dzi-
ḍulawo dɔ atikplɔtɔwo ḍa gblɔ
bena: Miḍe asi le ame mawo ŋu.
36 Eye gaxɔdzikpɔla to nya sia-
wo na Paulo bena, du me dziḍu-
lawo dɔ ame ḍa, be woaḍe asi le
mia ŋu; eyata mido go azɔ, ne
miayi le ŋutifafa me! 37 Ke Paulo
gblɔ na wo bena: Esi woƒo mí
ʋɔnu madrɔ̃madrɔ̃e le ablɔ me,
mí amesiwo [g]nye Romatɔwo, eye
wode mí gaxɔ me, ke azɔ la woa-
ḍe mí aḍo goe le adzamea? Gbe-
ḍe! Negbe woawo ŋutɔwo koe ava
kplɔ mí aḍo goe. 38 Eye atikplɔ-
tɔwo to nya siawo na dua me dzi-
ḍulawo; ke esi wose bena, Ro-
matɔwo wonye la, wovɔ̃, 39 eye
wova ƒa dzi na wo. Eye esi wo-
kplɔ wo do goe la, woḍe kuku
bena, woadzo le dua me. 40 Eye
wodo go tso gaxɔ me yi ḍe Lidia
ƒe me; eye esi wokpɔ nɔviawo
la, wode dzi ƒo na wo, eye wodzo.

Paulo fia nu le Tesalonika, Beroia kple Atene.

17 Eye esi woto Amfipoli kple
[a] Apolonia la, wova Tesalo-
nika, afisi Yudatɔwo ƒe ƒuƒoƒea
ḍe le;[k] 2 eye abe alesi Paulo nɔa
wɔwɔm ene la, eyi eme ḍe wo gbɔ;
eye Sabat etɔ̃ sɔŋ wòḍo dze na
wo tso ŋɔŋlɔawo me; 3 eye wòle
eme ʋum fia wo kɔte bena, ele
na Kristo be, wòakpe fu, eye wòa-

a Yoh. 6, 44.
b 2, 37.
d 19, 24.
e Mar. 1, 24. 34.
f Mar. 16, 17.
g 22, 26.
h 17, 6; Fia. 1. 16, 17.
i Kor. II. 11, 25; Fil. 1, 30; Tes. I. 2, 2.
k Tes. I. 2, 2.

tsi tre tso ame kukuwo dome.
eye bena amesiae nye Kristo Yesu,
amesi ŋutinya gblɔm mele le mia
ŋkume.[a] 4 Eye wo dome amea ɖe-
wo xɔe se, eye woku ɖe Paulo
kple Sila ŋu kple Helatɔ, siwo
vɔ̃a Mawu la dome ame geɖe,
kple nyɔnu ŋkutatɔwo, menye
ame ʋeea ɖe o. 5 Ke esi Yuda-
tɔwo ʋã ŋu la, wotsɔ ablɔmeme
vlowo dome ŋutsu vɔ̃ɖia ɖewo
kpe ɖe wo ɖokui ŋu, eye esi wo-
na ameawo ƒo zi la, dua me ɖi
hoo, eye wova tsi tre ɖe Yason
ƒe xɔ nu, eye wodi bena, yewoa-
kplɔ wo ayi ɖe ameha la me. 6
Eye esi womekpɔ wo o la, wohe
Yason kple nɔviaa ɖewo yi ɖe
dua me dziɖulawo gbɔ hele ɣli
dom bena: Amesiwo de zi xexe-
ame la, wova afisia hã,[d] 7 woawo
Yason xɔ ɖe eƒe me; eye amesia-
wo katã woda kaisaro ƒe seawo
dzi, le esime wogblɔ bena, ame
bubue nye fia, eyae nye Yesu.[e]
8 Eye wonyama ameha la kple
dua me dziɖulawo, esi wose nya
siawo. 9 Ke esi wòxɔ asiƒuakɔnu
le Yason kple ame bubuawo si la,
woɖe asi le wo ŋu.

Paulo fia nu le Beroia.

10 Ke nɔviawo dɔ Paulo kple
Sila ɖe Beroia enumake le zã me.
Esi woawo ɖo afima la, woyi ɖe
Yudatɔwo ƒe ƒuƒoƒe me. 11 Ke
amesiawo ɖɔ ʋu wu amesiwo le
Tesalonika, woawo la woxɔ nya
la kple dzi faa, [f]eye wole ŋɔŋlɔa-
wo me dzrom gbesiagbe be, nu-
siawo le eme hã. 12 Eyaŋuti wo
dome ame geɖewo xɔe se, eye
Hela-nyɔnu ŋkutatɔwo kple ŋu-
tsuwo hã, menye ame ʋeea ɖe o.
13 Ke esi Yudatɔ, siwo le Te-
salonika, se bena, Paulo gblɔ ma-
wunya la fia le Beroia hã la, wo-
va afima hã, eye wode zi ameha-
wo me hele woƒe tame blum.[i]
14 Tete nɔviawo dɔ Paulo ɖe ƒu
gome enumake, eye Sila kple [l]Ti-
moteo tsi afima. 15 Ke amesiwo
ɖo Paulo ɖa la, wokplɔe vaseɖe
Atene; eye esi woxɔ se na Sila
kple Timoteo bena, woava egbɔ
kaba la, wotrɔ.

Paulo fia nu le Atene.

16 Ke esi Paulo le mɔ kpɔm na
wo le Atene la, eƒe gbɔgbɔ bi
ɖzi le eme, esi wòkpɔ dua me yɔ

[a] Lu. 24, 26. 27. 45, 46.
[b] Kor. I. 4, 12.
[d] 16, 20.
[e] Lu. 23, 2.
[f] Yoh. 5, 39.
[g] 7, 48.
[h] Ps. 50, 12.
[i] Tes. I. 2, 14.
[k] Mo. V. 32, 8.
[l] 16, 1.
[n] Yes. 55, 6.
[o] Mo. I. 1, 27; Yes. 40, 18.

fũ kple legbawo. 17 Eye wòƒo
nu na Yudatɔwo kple amesiwo
vɔ̃a Mawu le ƒuƒoƒe la kpakple
amesiwo doa goe le asi me gbe-
siagbe. 18 Eye Epikuro- kple
Stoa-nunyaxɔlɔ̃a ɖewo hã sẽ nu
kplii. Eye amea ɖewo gblɔ be-
na: [b]Nuka gɔ̃ dim nuƒola sia le
be, yeagblɔ? Ke ɖewo bena: Ewɔ
abe dutamawuwo ŋkum wòle ene;
elabena egblɔ Yesu kple tsitre-
tsitsi ƒe nyanyuie la fia wo. 19
Eye wolée hekplɔe yi ʋɔnudrɔ̃ƒe,
si woyɔna be Areopago la hegblɔ
bena: Ɖe miate ŋu anya nusi nu-
fiafia yeye sia, si ŋuti nèle nu
ƒom na mi le la nye mahã? 20
Elabena èna miaƒe towo se nya
yeye, siwo womese kpɔ o, azɔ
miele didim be, mianya nusi gɔ̃
nusiawo nye. 21 Ke Atenetɔwo
katã kple amedzro, siwo le afima
la, womekpɔa vovo na nu bubua
ɖeke wɔwɔ o, negbe na nya yeye
gbɔgblɔ alo esese ko. 22 Eye
esi Paulo le tsitre ɖe Areopago
la titina la, egblɔ bena: Mi Atene-
ŋutsuwo, mekpɔ bena, le nusianu
me la mievɔ̃a mawuwo ŋutɔ. 23
Elabena esi metsa le dua me, eye
mekpɔ miaƒe nu subɔsubɔwo ɖa
la, mekpɔ mlekpuia ɖe hã, si dzí
woŋlɔ ɖo bena: „Mawu, si wome-
nya o la tɔe.“ Azɔ nusi mienya
o, hafi miele esubɔm la, eya ke
gblɔm mele le mia ŋkum. 24 Ma-
wu, si wɔ xexeame kple nusiwo
katã le eme la, eya, esi wònye
dziƒo kple anyigba ƒe Aƒetɔ la,
menɔa gbedoxɔ, siwo wowɔ kple
asiwo la me o;[g] 25 eye menye amɛ-
wo ƒe asiwo hã wotsɔna subɔnɛ,
[h]abe ɖe nane le ehiãm ene o; esi
eya ŋutɔ na agbe kple gbɔgbɔ kpa-
kple nuwo katã amesiame, 26 eye
wòwɔ bena, amewo ƒe dukɔ sia
dukɔ tso ʋu ɖeka me le anyigba
la ƒe ŋku me; [k]eye wòɖo azãgbe-
wo kple woƒe nɔƒe ƒe liƒowo da
ɖi; 27 bena woadi Mawu, ɖewo
woatsa asi adze sii, eye woakpɔe
mahĩ, wònye mele adzɔge tso mia
dome amesiame gbɔ hafi o;[n] 28
elabena eya me miele agbe, eye
mieʋãna le, eye miele, abe alesi
miaƒe henɔa ɖewo hã gblɔ ene
bena: „Elabena eƒe dzidzime mia-
wo hã mienye.“ 29 Azɔ esi mie-
nye Mawu ƒe [o]dzidzime la, me-

dze bena, míasusu be, mawunye-
nye la ele abe sika alo klosalo
alo kpe, si wodze le ame ƒe adaŋuwɔwɔ
ŋuwɔwɔ kple tamesusu nu la ene
o. 30 Eye [a]ɣeyiɣi, siwo me wo-
menya nu o la, Mawu ŋe aɖaba
ƒu dzi; ke [b]azɔ la ede se na ame-
wo katã le afisiafi bena, woatrɔ
le woƒe dziwo me; 31 elabena
eɖo ŋkeke, si dzi wòle ʋɔnu drɔ̃
ge xexeame godoo le dzɔdzɔenye-
nye nu [g]to ŋutsua ɖe, si woɖo la
dzi; eye [h]wòle xɔse dom ɖe ame-
wo katã, le esi wòfɔe ɖe tsitre
tso ame kukuwo dome la ŋuti.
32 Ke esi wose ame kukuwo ƒe
tsitretsitsi ŋutinya la, amea ɖe-
wo ɖe alɔme ɖe eŋuti, eye ɖewo
gblɔ bena: Miagase ŋutinya sia
ɣebubuɣi. 33 Ale wɔ, eye Paulo
dzo le wo dome. 34 Gake ŋu-
tsua ɖewo ku ɖe eŋu, eye woxɔe
se, amesiwo dome hã Dionisio,
Areopago tɔ la, kple nyɔnua ɖe,
si ŋkɔ nye Damaris kpakple ame
bubu, siwo kpe ɖe wo ŋu la le.

Paulo ƒe dɔwɔwɔ le Korinto.

18. Nusiawo megbe la Paulo dzo
le Atene, eye wòva Korinto.
2 Eye wòkpɔ Yudatɔa ɖe, eŋkɔe
nye [k]Akwila, si wodzi le Ponto,
amesi kple srɔ̃a Priskila wotso
Italia va medidi o; elabena Klau-
dio de se bena, Yudatɔwo katã
nadzo le Roma; eye wòva wo
gbɔ, 3 eye esi wònye adaŋu ɖe-
ka ƒomevi wowɔna ta la, enɔ wo
gbɔ, eye wowɔ dɔ; ke le woƒe
adaŋuwɔwɔ nu la avɔgbadɔwɔla-
wo wonye.[n] 4 Eye wòƒo nu le ƒu-
ƒoƒe la le Sabat sia Sabat dzi;
eye wòƒoe ɖe wo nu, ale bena
Yudatɔwo kple Helatɔwo xɔe se.
5 Eye esi [o]Sila kple Timoteo
wotso Makedonia va la, Paulo lé
nya la me ŋutɔ hele ɖase ɖim na
Yudatɔwo bena, Yesu yenye Kri-
sto. 6 Ke esi wole nya ŋem ɖe
enu, eye wole busunyawo gblɔm
la, [r]eʋuʋu eƒe awuwo me hegblɔ
na wo bena: Miaƒe ʋu nava mia
ŋutɔwo miaƒe ta dzi; [s]nye la ŋu-
tinye kɔ; tso esia dzi la mayi ɖe
trɔ̃subɔlawo gbɔ. 7 Eye esi wò-
dzo le afima la, eyi ɖe ŋutsua ɖe,
si ŋkɔ nye Tito Yusto la ƒe me;
amesi vɔ̃a Mawu, eye eƒe xɔ te
ɖe ƒuƒoƒea ŋu kekeake. 8 [u]Ke

[a] 14, 16.
[b] Lu. 24, 47.
[d] Kor. 1. 2, 3.
[e] Yer. 1, 8.
[f] Hos. 2, 25; Yoh. 10, 16.
[g] 10, 42.
[h] Ro. 10, 14.
[i] 25, 18–20.
[k] Ro. 16, 3.
[l] Yoh. 18, 31.
[n] 20, 34; Kor. 1. 4, 12.
[o] 17, 14. 15.
[p] 21, 24; Mo. IV. 6, 9. 18.
[r] 13, 51.
[s] 20, 26.
[t] Kor. 1. 4, 19; Yak. 4, 15.
[u] Kor 1. 1, 14.
[v] 21, 15.

Krispo ƒuƒoƒe la ƒe amegã kple
eƒeme katã woxɔ Aƒetɔ la dzi se;
eye Korintotɔwo dome ame geɖe,
siwo ɖo toe la, xɔe se, eye wode
mawutsi ta na wo. 9 Ke Aƒetɔ
la gblɔ na Paulo le ŋutega me le
zã me bena: Megavɔ̃ o, hafi boŋ
ƒo nu, eye megazi ɖoɖoe o;[d] 10
elabena [e]nye la meli kpli wò, eye
amea ɖeke mado ɖe dziwò be,
yeawɔ vɔ̃a ɖeke wò o; [f]elabena
ame geɖe le asinye le du sia me.
11 Eye wònɔ afima ƒe ɖeka kple
ɣleti ade hele mawunya fiam le
wo dome.
12 Ke esi Galio nye du me dzi-
ɖula le Axaya la, Yudatɔwo tsɔ
nu sɔsɔe tsi tre ɖe Paulo ŋuti,
eye wokplɔe va ʋɔnudrɔ̃zikpui
la ŋgɔ 13 hegblɔ bena: Amesia
le amewo ƒe tame trɔm, bena woa-
subɔ Mawu, alesi mele sea nu o.
14 Ke esi Paulo be, yeake nu la,
Galio gblɔ na Yudatɔwo bena:
Ɖe wònye nu madzɔmadzɔ alo nu
tovo wɔwɔ vɔ̃ɖia ɖe la, oo Yuda-
tɔwo, ne edze be, maɖo to mi;[i]
15 ke nenye anukutsyɔtsyɔ le nya-
wo kple ŋkɔwo kpakple miaƒe sea
ŋuti ta la, mia ŋutɔwo mikpɔ
egbɔ; elabena nyemelɔ̃ be, manye
nusiawo tɔgbe ƒe ʋɔnudrɔ̃la o.[l]
16 Eye wònyã wo tso ʋɔnudrɔ̃-
zikpui la ŋgɔ. 17 Tete wo katã
wolé Sostene, ƒuƒoƒe la ƒe amegã,
eye woƒoe le ʋɔnudrɔ̃zikpui la
ŋgɔ. Eye Galio metsɔ ɖeke le
nusiawo me o.

Paulo trɔ tso Korinto heto Efeso va Yerusalem kple Antioxia.

18 Esi Paulo ganɔ afima ŋkeke
geɖe la, eklã nɔviawo, eye wòɖo
ʋu yina Siria, eye Priskila kple
Akwila kpe ɖe eŋuti; [p]eye wòlũ
ta le Kenxrea, elabena eɖe adzɔ-
gbe. 19 Eye wova Efeso, eye wò-
gblẽ woamawo ɖi ɖe afima; ke
eya ŋutɔ yi ɖe ƒuƒoƒe la, eye wò-
ƒo nu na Yudatɔwo. 20 Eye esi
woɖe kuku nɛ be, wòanɔ yewo
gbɔ wòadidi ʋee la, melɔ̃ o; 21
ke boŋ eklã wo gblɔ bena: Alesia-
lesi lawɔ la, ɖeko maɖu ŋkeke-
nyuie, si gbɔna la, le Yerusalem;
[t]ne Mawu lɔ̃ la, magagbugbɔ ava
mia gbɔ. Eye woɖo ʋu tso Efe-
so. 22 Eye esi wòva ɖi go ɖe
Kaisarea la, eyi Yerusalem [v]ɖado

gbe na hame la, eye wòtɔ edzi
heyi ḍe Antioxia.

Paulo dze eƒe mawunyagbɔgblɔ mɔzɔzɔ etɔ̃lia gɔme. Apolo va Efeso.

23 Esi wònɔ afima ʋee la, edzo
yi ḍato Galatia- kple Frigia-nuto-
wo me ḍekaḍeka hele ŋusẽ dom
nusrɔ̃lawo katã. 24 Ke Yudatɔa ḍe,
eŋkɔe nye Apolo, Aleksandriatɔ
tso dzɔdzɔ me, ŋutsu, si nya nu-
ƒoƒo, eye wòsẽa ŋu le ŋɔŋlɔawo
me la, va Efeso.[d] 25 Wofia Aƒetɔ
la ƒe mɔ amesia, eye wònye dzo-
me le gbɔgbɔ la me; eƒoa nu,
eye wòfia Yesu ŋutinya pɛpɛpɛ;
ke Yohanes ƒe mawutsidedeta-
name ko wònya; 26 eye amesia
de asi nuƒoƒo me kple kalẽ le ƒu-
ƒoƒe la. Ke esi Akwila kple Pris-
kila woḍo toe la, wokplɔe va wo
ḍokui gbɔ, eye woḍe Mawu ƒe
mɔ gɔme fiae kɔte wu tsãtɔ. 27
Ke esi wòle didim be, yeayi Axa-
ya la, nɔviawo de dzi ƒo nɛ, eye
woŋlɔ agbalẽ na nusrɔ̃lawo be,
woaxɔe. Eye esi wòva afima la,
ekpe ḍe xɔsetɔwo ŋu geḍe to
amenuveve me; 28 elabena etsɔ
ŋusẽ ḍu Yudatɔwo dzi, eye wòfia
to ŋɔŋlɔ la me le ablɔ me bena,
Yesu ye nye Kristo la.[i]

Paulo va Efeso.

19. Esime Apolo le Korinto la,
eva me be, Paulo to kokɔ-
ƒenutowo me va Efeso, eye wò-
kpɔ nusrɔ̃laa ḍewo; 2 eye wò-
gblɔ na wo bena: Esi miexɔ se
la, miexɔ Gbɔgbɔ kɔkɔe la ma-
hã? Eye woḍo ŋu nɛ bena:
Miese hã kpɔ bena, Gbɔgbɔ kɔ-
kɔea ḍe li o.[k] 3 Eye wògblɔ be-
na: Nuka dzi wode mawutsi ta
na mi ḍo? Eye wogblɔ bena:
Ɖe Yohanes ƒe mawutsidedetana-
me la dzi. 4 Tete Paulo gblɔ be:
Yohanes de mawutsi ta na ame
kple dzimetɔtrɔ ƒe mawutsidede-
ta hegblɔ na duko la bena, woa-
xɔ amesi gbɔna le eyome la dzi
ase; eyae nye Yesu.[n] 5 Ke esi
wose esia la, wode mawutsi ta
na wo ḍe Aƒetɔ Yesu ƒe ŋkɔ dzi.
6 Eye esi Paulo da asi ḍe wo dzi
la, Gbɔgbɔ kɔkɔe la va wo dzi,
eye woƒo nu kple aḍe yeyewo,
eye wogblɔ nya ḍi.[p] 7 Eye wo
katã woanɔ ŋutsu wuieve.

a Tim. II. 1, 16.
b 8, 2.
d Kor. I. 3, 6.
e 19, 3.
f 14, 3.
g 5, 15.
h Lu. 9, 49.
i 9, 22; 17, 3.
k 2, 38.
l 5, 5. 11.
Mat. 3, 11.
o 6, 7; 12, 24.
p 8, 17; 10, 44-46.

8 Eye esi wòyi ḍe ƒuƒoƒe la me
la, egblɔ nya kple dzideƒo, eye
ɣleti etɔ̃ sɔŋ wòle nu ƒom, eye
wòle mawufiaḍuƒe la ŋutinya ƒom
ḍe wo nu, ale bena woxɔe se.
9 Ke esi amea ḍewo ƒe [a]dzime sẽ,
eye womeḍo to o hele nya [b]vlo-
wo gblɔm ḍe mɔ la ŋu le ameha
ƒe ŋku me la, edzo le wo gbɔ,
eye wòḍe nusrɔ̃lawo ḍa tso wo
dome, eye wòƒoa nu na wo gbe-
siagbe le Tirano ƒe nusrɔ̃xɔ la
me. 10 Eye wòle esiawɔwɔ dzi
ƒe eve sɔŋ, ale bena amesiwo ka-
tã le Asia la, Yudatɔwo kple He-
latɔwo siaa, se Aƒetɔ ƒe nya la.
11 Eye Mawu wɔ ŋusẽdɔ, siwo
mele sue o la, to Paulo ƒe asi
dzi,[f] 12 ale bena wotsɔa takuwo
kple akɔtawuiwo hã ḍoa eŋu he-
dana ḍe dɔlélawo dzi, eye dɔawo
vɔna, eye gbɔgbɔ vɔ̃wo hã doa
go le wo me.[g] 13 Ke Yudatɔ dze-
gowo dometɔa ḍewo, amesiwo nye
gbesalawo la, te kpɔ de asi Aƒetɔ
Yesu ƒe ŋkɔyɔyɔ me ḍe amesiwo
me gbɔgbɔ vɔ̃wo le la dzi gblɔ
bena: Metà Yesu, amesi ŋuti Paulo
le gbe ƒã ḍem le la, na mi.[h] 14
Ke amesiwo li le nusiawo wɔm
la, wonye Yudatɔ, nunɔlagã Skeva
ƒe ŋutsuvi adreawo. 15 Gake gbɔ-
gbɔ vɔ̃ la ḍo ŋu gblɔ na wo be-
na: Yesu la medze sii, eye Paulo
hã menyae; ke miawo ḍe, ame-
kawo mienyea? 16 Eye amesi
me gbɔgbɔ vɔ̃ le la, dzo kpo dze
wo dzi, eye wòḍu wo ame eve la
dzi, eye wòwɔ ƒu wo, eye wòde
abi wo ŋu, ale bena wosi tso aƒe
ma me amama. 17 Eye Yudatɔ
kple Helatɔ, siwo katã le Efeso
la, se ale nya sia, [l]eye vɔvɔ̃ dze
wo katã dzi, eye woḍo Aƒetɔ
Yesu ƒe ŋkɔ ḍe dzi. 18 Eye ame-
siwo xɔe se la dometɔ geḍewo
hã va, eye woʋu me hele woƒe
nuwɔwɔwo fiam. 19 Eye ame
geḍe, siwo ka afa la, wotsɔ woƒe
agbalẽwo va ƒo ƒu, eye wotɔ dzo
wo le wo katã ƒe ŋku me; eye
wobu woƒe home, eye wokpɔ klo-
salo akpe blaatɔ̃. 20 Ale Aƒetɔ
ƒe nya la tsi kple nusẽ, eye wòkpɔ
dziḍuḍu enye si.[o]
21 Eye esi wowu nusiawo nu
vɔ la, Paulo ḍo le Gbɔgbɔ la me
be, yeaḍato Makedonia kple
Axaya ayi ḍe Yerusalem hegblɔ

bena: Ne mede afima megbe la,
madakpɔ [a]Roma hã da tsã. 22 a 23, 11.
Eye esi wòdɔ eƒe kpedeŋutɔwo
dome ame eve, [b]Timoteo kple b 17, 14.
[d]Erasto, do de Makedonia la, eya d Ro. 16, 23.
ŋutɔ tsi Asia ʋee.

Klosalonutula Deme rio ƒe zitɔtɔ.

23 Ke le ɣemaɣi me la menye
zitɔtɔ via dee dzɔ le mɔ sia ŋuti
o.[e] 24 Elabena amea de, eŋkɔe e kp. 9; Kor. II. 1, 8. 9.
nye Demetrio, klosalonutula, ame-
si tsɔa klosalo tua gbedoxɔwo na
Diana la, [f]nana adaŋuwɔlawo kpɔa f 16, 16.
vide ŋutɔ; 25 esi wòyɔ wo kple
amesiwo wɔa dɔ ma ke la ƒo ƒu
la, egblɔ bena: Mia tɔwo, mie-
nyae bena, le dɔwɔwɔ sia me mie-
kpɔa miaƒe kesinɔnuwo tsonɛ. 26
Eye miekpɔ, eye miese hã bena,
menye Efeso dedeko o, ke boŋ Asia
blibo la katã kloe, Paulo sia ƒoe
de ameha gedewo nu, eye wòtrɔ
woƒe tame le gbɔgblɔm bena, esi-
wo wowɔ kple asiwo la, wome-
nye mawuwo o. 27 Ke menye dɔ
sia me dedeko gblẽ ge woala na
mi be, woado vloe o; ke womabu
mawunɔ Diana gã la ƒe gbedoxɔ
la hã nanekee o, eye eƒe gãnye-
nye, si Asia blibo la katã kple
xexeme godoo subɔna la, hã atsrɔ̃.
28 Eye esi wose esia la, woyɔ fũ
kple dɔmedzoe, eye wodo ɣli gblɔ
bena: Gãe nye Efesotɔwo ƒe Dia-
na la! 29 Eye du blibo la katã
yɔ fũ kple ʋunyaʋunyawɔwɔ, eye
woƒu du r--- kple tame deka yi
de dukɔ la ƒe takpeƒe, eye wohe
[g]Gayo kple Aristarxo, Makedo- g 20, 4.
niatɔ, siwo nye Paulo ƒe mɔzɔha-
wo la, yii. 30 Ke esi Paulo le di-
dim bena, yeayi de ameha la me
la, nusrɔ̃lawo mede mɔ nɛ o. 31
Eye Asia-amegãa dewo hã, amesi-
wo nye xɔlɔ̃awo la, dɔ do de egbɔ,
eye wode kuku nɛ bena, megayi
de dukɔ la ƒe takpeƒe la o. 32 Azɔ
amea dewo do ɣli be ale, eye de- h 17, 10.
wo hã be ale; elabena ameha la i 19, 29.
le ʋunyaʋunya wɔm, eye ame
gedeawo menya nusi ŋuti wova
ƒo ƒu do o. 33 Tete wohe Aleksan-
dro tso ameha la me do go, ela- k 16, 8.
bena Yudatɔwo le asi tumi do de
ŋgɔgbe. Eye Aleksandro mia asi
hele didim be, yeade ye dokui nu
na ameha la. 34 Ke esi wodze
sii bena, Yudatɔ wònye la, wo
katã wodo ɣli kple gbe deka anɔ
gaƒoƒo eve sɔŋ bena: Gãe nye
Efesotɔwo ƒe Diana la! 35 Ke
esi dua me gbalẽŋlɔla na ameha
la zi dodoe la, egblɔ bena: Efeso-
ŋutsuwo, ameka gɔ̃e li, si menya
bena, Efeso du la enye Diana gã
la kple legba, si ge tso dziƒo la
ƒe subɔla oa? 36 Azɔ esi womate
ŋu agblɔ nyaa deke de nusia ŋu
o la, edze be, miazi dodoe kpoo,
eye miagawɔ naneke tame mabu-
mabutɔe o. 37 Elabena miekplɔ
ŋutsu siawo va afii, amesiwo me-
nye gbedoxɔ me dzodalawo alo
busunyagblɔlawo de miaƒe ma-
wunɔ ŋu o. 38 Azɔ, ne nyaa de
le Demetrio kple eƒe adaŋuwɔla-
wo si de amea de ŋu la, ʋɔnu-
drɔ̃gbewo li, eye du me dzidu-
lawo hã li; mina, ne woatsɔ wo
nɔewo nu. 39 Ke ne nyaa de le
mia si le nu bubua de ŋuti la, eke-
ma woadrɔ̃e le ƒuƒoƒo, si le sea
nu la me. 40 Elabena miado xa-
xa me, ne woatsɔ egbe nya atsɔ
mia nu le zitɔtɔ ŋuti, elabena
nyaa deke mele mia si, si ŋu
miate ŋu ana akɔnta le le ziƒoƒo
sia ŋuti o. 41 Eye esi wògblɔ esia
vɔ la, ena ameha la ka.

Paulo gatrɔ yi Makedonia kple Hela, eye wògatrɔ va Asia-sue.

20. Eye esi wodzudzɔ hoowɔwɔ
megbe la, Paulo yɔ nusrɔ̃-
lawo va egbɔ, eye esi wòdo gbe
na wo la, eklã wo hedzo yina
Makedonia. 2 Eye esi wòto afi-
ma nutowo me, eye wòxlɔ̃ nu wo
kple nya gedewo la, eva Hela-
nyigba dzi. 3 Eye wònɔ afima
ɣleti etɔ̃; ke esi wòdi be, yeado
ʋu ayi Siria, eye Yudatɔwo do
nugbe de eŋu la, edo tame be,
yeagbugbɔ adato Makedonia. 4
Eye amesiwo doe da vasede Asia
la, woawo nye: Sopatre, Piro,
[h]Beroiatɔ la ƒe vi, [i]Aristarxo kple
Sekundo tso Tesalonika; Gayo,
Derbetɔ, kple Timoteo; Tixiko
kple Trofimo tso Asia. 5 Ame-
siawo dze ŋgɔ, eye wole mia la-
lam le [k]Troa. 6 Eye esi míawo
miedo ʋu tso Filipi le amɔwɔ ma-
ʋãmaʋã ƒe ŋkekeawo megbe la,
mieva do wo gbɔ le Troa le ŋke-
ke atɔ̃agbe, eye mienɔ afima ŋke-
ke adre.

Paulo nyɔ Eutixo tso ku me.

7 Eye le kwasiḍa fe ŋkeke [a]gbã-
tɔ dzi, esi miefo fu, be miaŋe
[b]abolo la, Paulo gblɔ nya na wo;
eye wòdidi nya la ḍe edzi vaseḍe
zãtitina, elabena edi be, ne ŋu ke
la, yeadze mɔ. 8 Eye akaḍi ge-
ḍewo le bibim le dzifoxɔ, si me
miefo fu ḍo la me. 9 Eye ḍeka-
kpuia ḍe, eŋkɔe nye Eutixo, bɔ-
bɔ nɔ fesre nu; eye wòdɔ alɔ̃ yi
me ʋi le Paulo fe nyagbɔgblɔ
didi la ŋuti; esi alɔ̃ mui la, ege
tso dzisasrã etɔ̃lia dzi va dze
anyi, eye woyi ḍakɔe wòku. 10
Ke esi Paulo ḍi yi anyigba la,
edze edzi helèe alɔ eve gblɔ be-
na: Migawɔ hoo o; elabena efe
luʋɔ la le eme.[g] 11 Eye esi wò-
gayi dziafo la, eŋe abolo, eye wo-
ḍu, eye wògafo nu geḍe na wo
vaseḍe foŋli me, eye ale wòdzo.
12 Ke wokplɔ ḍevi la vɛ agba-
gbe, eye menye akɔfafa ʋeea ḍe
wokpɔ o.

13 Eye miawo la miedze ŋgɔ
yi ʋua me heho yi Aso; afima
miele Paulo xɔ ge ḍe ʋua me le,
elabena nenema wòḍoe, le esi
eya ŋutɔ le afɔ to ge ta. 14 Eye
esi wòkpe mi le Aso la, miexɔe
ḍe ʋua me va Mitilene. 15 Eye
mieho tso afima, eye esi ŋu ke
la, mieva Xio kasa, eye ŋkeke,
si dze eyome la, miete ḍe Samo
ŋu. eye mietsi Tragilio dɔ; esi
ŋu gake la, mieva Mileto. 16 Ela-
bena Paulo ḍo be, yeato Efeso
ŋu ayi, bena yemagagblẽ ɣeyiɣi
le Asia o; elabena ele kplakpla-
kpla dzi, bena ne yete ŋui la, ne
yeade Yerusalem le Pentekoste-
ŋkeke la dzi.[l]

Paulo kiã Efeso-hame la.

17 Eye le Mileto la edɔ ḍo
ḍe Efeso, woḍayɔ hamemegãwo
vɛ. 18 Eye esi wova egbɔ la,
egblɔ na wo bena: Mienyae tso
ŋkeke gbãtɔ dzi, esi meḍo afɔ
Asia, alesi menɔ mia gbɔ le ɣe-
yiɣiawo katã me[o] 19 hele Afetɔ
la subɔm kple tamebɔbɔḍeanyi
katã kple aḍatsiwo kple tetekpɔ,
siwo va dzinye le Yudatɔwo fe
nugbeḍoḍowo me;[r] 20 alesi nye-
megbe naneke, si nyo na mi la,
takaka na mi o; eye mefia nu mi
le gaglãgbe kple tso afe me yi
afe me, 21 hele dzimetɔtrɔ yi Ma-
wu gbɔ kple mía Afetɔ Yesu Kri-
sto dzixɔxɔse ŋuti ḍase ḍim na
Yudatɔwo kple Helatɔwo siaa. 22
Eye azɔ, kpɔ ḍa, mele babla le
gbɔgbɔa me heyina Yerusalem,
eye nyemenya nusiwo le dzinye
va ge le afima o;[d] 23 negbe bena
Gbɔgbɔ kɔkɔe la ḍia ḍase nam
le du sia du me gblɔ bena, ba-
blawo kple momenuvevewo le la-
layem.[e] 24 Gake la nyemebui na-
neke o, eye nyemebu nye agbe
hã nu xɔasi na ḍokuinye o, bena
mawu nye mɔzɔzɔ kple subɔsubɔ,
si mexɔ tso Afetɔ Yesu gbɔ la
nu, be maḍi ḍase le Mawu fe ame-
nuveve nyanyuie la ŋuti.[f] 25 Eye
azɔ, kpɔ ḍa, menyae bena, mi
amesiwo katã dome meto hele
gbe fã ḍem mawufiaḍufea la, mie-
gale nye ŋku me kpɔ ge akpɔ o.
26 Eyaŋuti mele ḍase ḍim na mi
le egbe ŋkeke sia dzi bena, ŋu-
tinye kɔ tso amewo katã fe ʋu
me.[h] 27 Elabena nyemegbe Ma-
wu fe aḍaŋuḍoḍo blibo la katã
gbɔgblɔ fia mi o. 28 Eyaŋuti
mikpɔ mia ḍokui kple alẽha blibo
la katã, si dzikpɔlawo Gbɔgbɔ
kɔkɔe la ḍo mi la dzi, be mianyi
Afetɔ fe hame, si wòfle kple ye
ŋutɔ fe ʋu la.[i] 29 Menya bena,
le nye dzodzo megbe la [k]ame-
gãxi nyanyrawo laḍo mia dome,
amesiwo makpɔ alẽha la ta o;
30 eye le mia ŋutɔwo dome la
ŋutsu, siwo gblɔa nya dàḍawo la,
latsi tre, be woahe nusrɔ̃lawo ḍe
wo ḍokui yome. 31 Eyata minɔ
ŋudzɔ, eye miḍo ŋku edzi bena,
fe etɔ̃ sɔŋ, zã kple keli, nyeme-
dzudzɔ nuxɔxlɔ̃ mia dome ame-
siame kple aḍatsiwo o. 32 Eye
azɔ la nɔviwo, metsɔ mi ḍe Ma-
wu si me kple efe amenuvevenya
la me, amesi ate ŋu atu mi, eye
wòana domenyinyi mi ḍe amesi-
wo katã ŋuti wokɔ la dome. 33
Nyemedi amea ḍeke fe klosalo
alo sika alo awu o.[n] 34 Mia ŋu-
tɔwo mienyae bena, asi siawo me-
tsɔ wɔ dɔ hedi nye ŋutɔ kple
amesiwo kpe ḍe ŋutinye la fe
nuhiahiãwo.[p] 35 Le nuwo katã
me mefia mi bena, ale wòle be,
ame nawɔ dɔ, be wòaxɔ na ame
gbɔdzɔgbɔdzɔwo. eye be miaḍo
ŋku Afetɔ Yesu fe nya, siwo eya
ŋutɔ gblɔ la dzi bena: ..Nana

[a] Kor. 1. 16, 2.
[b] 2, 42. 46.
[d] 19, 21.
[e] 9, 16; 21, 4. 11.
[f] 21, 13.
[g] Fia. 1. 17, 21.
[h] 18, 6.
[i] Tim. 1. 4, 16; Pet. 1. 5, 2.
[k] Mat. 7, 15.
[l] 18, 21.
[n] Mat. 10, 8; Kor. 1. 9, 12; Sam. 1. 12, 3.
[o] 18, 19; 19, 10.
[p] 18, 3; Kor. 1. 4, 12; Tes. 1. 2, 9.
[r] kp. 3.

enye yayra wu xoxo.“ 36 Eye
esi wògblɔ esiawo la, edze klo,
eye eya kpli wo katã wodo gbe
da.[b] 37 Eye wo katã wode asi
avifafa me vevie ŋutɔ, eye wodze
Paulo ƒe kɔ dzi, eye wogbugbɔ
nu nɛ 38 hele nu xam, vevietɔ le
nya, si wògblɔ bena, [d]womegale
yeƒe ŋku me kpɔ ge akpɔ o la
ŋuti. Eye wodoe da vasede ʋua
me.

**Paulo dzo le Mileto zɔ mɔ heva Yerusalem.**

21\. Eye wòva ve me bena, esi
miedzo le wo gbɔ la, mieho
tẽ heva Kos, eye ŋu ke mieva
Rodo, eye tso afima mieva Pa-
tara; 2 eye esi miekpɔ ʋua ɖe,
si tso ƒu yina Foinike la, mieɖoe
heho yi. 3 Eye esi Kipro le dze-
dzem, eye mieɖee ɖe mia me la,
mieyi Siria; eye mieɖi go ɖe Tiro;
elabena afima ʋua le eƒe agba-
wo ku ge ɖo. 4 Ke esi miekpɔ
nusrɔ̃lawo la, mietsi afima ŋkeke
adre. [g]Woawoe gblɔ na Paulo to
Gbɔgbɔ la me bena, megayi Ye-
rusalem o. 5 Eye wòva me be-
na, esi miewu ŋkekeawo nu vɔ
la, miedzo, eye mieyi miaƒe mɔ-
zɔzɔ la dzi, eye wo katã kple
nyɔnuwo kpakple ɖeviwo ɖo mí
ɖa, vasede esime miedo go le dua
me; eye [i]miedze klo ɖe ƒuta he-
do gbe ɖa; 6 eye esi mieklã mía
nɔewo la, mieɖo ʋu, eye woawo
gbugbɔ yi aƒe.
7 Eye esi mietso Tiro va Pto-
lemai la, miewu ƒudzimɔzɔzɔ la
nu, eye miedo gbe na nɔviawo,
eye mienɔ wo gbɔ ŋkeke ɖeka.
8 Eye esi ŋu ke la, miedzo va
Kaisarea, eye mieyi ɖe [l]nyanyuie-
gblɔla Filipo ƒe me, amesi nye
ame adreawo dometɔ ɖeka, eye
mienɔ egbɔ. 9 Ke ɖetugbivi ene,
siwo gblɔa nya ɖi la, le amesia
si.[o] 10 Eye esi mienɔ afima xɔ
ŋkekea ɖewo la, nyagblɔɖilaa ɖe,
si ŋkɔ nye [p]Agabo la, tso Yudea
va. 11 Eye esi wòva mía gbɔ la,
etsɔ Paulo ƒe alidziblanu hebla
ye ŋutɔ ƒe afɔwo kple asiwo gblɔ
bena: Ale Gbɔgbɔ kɔkɔe la gblɔ
esi: Ale Yudatɔwo abla ŋutsu,
alidziblanu sia tɔ, le Yerusalem
enye si, eye woatsɔe ade asi na
trɔ̃subɔlawo.[s] 12 Eye esi miese
esia la, mia kple afimatɔwo mieɖe

a Mat. 16, 22.
b 21, 5.
d kp. 25.
e 20, 24.
f 15, 13; Gal. 1, 19.
g kp. 11. 12; 20, 23.
h 16, 1.
i 20, 36.
k 16, 3; Ro. 10, 4.
l 8, 40.
n 18, 18.
o 2, 17.
p 11, 28.
r 15, 20. 29.
s 20, 23.

kuku nɛ bena, megayi Yerusalem
o.[a] 13 Ke Paulo ɖo ŋu gblɔ be-
na: Nukae nye esi wɔm miele
hele avi fam, eye miele nye dzi
gbãm mahã? Elabena nye la me-
dzra ɖokuinye ɖo, menye be woa-
blam ɖeɖeko o; ke boŋ hã be
maku le Yerusalem le Aƒetɔ Yesu
ƒe ŋkɔ la ta.[e] 14 Eye esi melɔ̃
be, woaƒoe ɖe ye nu o la, miezi
ɖoɖoe hegblɔ bena: Woawɔ Aƒe-
tɔ la ƒe lɔlɔ̃nu.
15 Eye le ŋkeke siawo megbe
la miedzra ɖo, eye mieyi Yeru-
salem. 16 Eye nusrɔ̃laa ɖewo hã
tso Kaisarea yi kpli mi, eye wo-
kplɔ mi ɖe asi na Mnason, nu-
srɔ̃la xoxoa ɖe tso Kipro, amesi
gbɔ miadze. 17 Eye esi mieɖo
Yerusalem la, nɔviawo xɔ mi kple
dzidzɔ. 18 Eye esi ŋu ke la, Paulo
yi ɖe [f]Yakobo ƒe me kpli mi, eye
hamemegãwo katã va afima. 19
Eye esi wòdo gbe na wo la, exlẽ
nusiwo katã Mawu wɔ le trɔ̃su-
bɔlawo dome to eƒe subɔsubɔ me
la na wo ɖekaɖeka. 20 Eye esi
wosee la, wokafu Mawu, eye wo-
gblɔ nɛ bena: Nɔvi, èle kpɔma,
alesi ame akpeakpewo xɔe se le
Yudatɔwo dome, eye wo katã
[h]wonye ŋuʋãlawo ɖe se la ŋu; 21
eye wose le ŋutiwò bena, èfia
nu Yudatɔ, siwo katã le trɔ̃subɔ-
lawo dome, bena woatrɔ le Mose
yome hele gbɔgblɔm bena, wo-
megatso aʋa na wo viwo alo woa-
zɔ le kɔawo nu o.[k] 22 Azɔ nuka
woawɔ? Alesialesi lawɔ la, ame-
ha la afo ƒu tsã; elabena wole
ese ge be, èva. 23 Eyaŋuti nawɔ
nusi ke miato na wò. 24 Ŋutsu
ene, [n]siwo ɖe adzɔgbe la, le mía
si; amesiawo natsɔ, eye nakɔ ɖo-
kuiwò ŋuti kpli wo, eye naxe nusi
wonana la, ɖe wo ta, be woate
ŋu alũ ta; ekema amewo katã
adze sii bena, nusiwo yewose le
ŋutiwò la, mele eme o; ke boŋ
wò ŋutɔ èzɔna nyuie, eye nèlèa
se la me ɖe asi. 25 Ke trɔ̃su-
bɔla, siwo xɔ se la, ŋutie mieŋlɔ,
eye mieɖo le bena, woatsri trɔ̃wo
ƒe vɔsawo kple ʋu kple lã tsi-
ʋume kpakple ahasiwɔwɔ.[r] 26
Tete esi ŋu ke la, Paulo ɖe ŋu-
tsuawo kpe ɖe edokui ŋu, eye
esi wòkɔ edokui ŋuti kpli wo la,
eyi ɖe mawuxɔ la me hele ŋuti-

kɔkɔ ŋkekeawo ƒe nuwuwu gblɔm
fia wo, vasede esime [a]woamè nu
de wo dome amesiame ta.

**Wolé Paulo le gbedoxɔ me hekplɔe yi Romatɔwo ƒe mɔ̃ me.**

27 Ke esi wòsusɔ ʋee, ne woa-
wu ŋkeke adreawo nu la, Yuda-
tɔwo tso Asia, esi wokpɔe le ma-
wuxɔa me la, wode zi ameha bli-
bo la katã me, eye wodo asi edzi
28 hele ɣli dom bena: Israel-
ŋutsuwo, miva xɔ na mi loo! Ame-
siae nye amesi nɔa nu fiam ame-
wo katã le afisiafi hetsi tre de
dukɔ la kple se la kpakple teƒe
sia ŋuti, eye wu esia la ekplɔ
Helatɔwo hã va mawuxɔ la me,
eye wòƒo di teƒe kɔkɔe sia.[e] 29
Elabena tsã la wokpɔ eya kple
[f]Trofimo, Efesotɔ la, le dua me,
amesi wobu xa bena, Paulo kplɔ
yi mawuxɔ la me. 30 Eye du
blibo la katã tɔ zi; eye ameawo
le du ƒum va le ta kpem, eye
wolé Paulo, eye wohee do goe
tso mawuxɔ la me; eye wodo ʋɔ-
truawo enumake. 31 Eye esi wole
didim bena, yewoawui la, nya la
do asrafoha ƒe aʋafia gã la gbɔ
bena, Yerusalem-du blibo la katã
zu ʋunyaʋunya. 32 Le gaƒoƒo
ma ke dzi wòde asrafowo kple
aʋafiawo kpe de edokui ŋu, eye
wòƒu du di yi de wo dome; ke
woawo la, esi wokpɔ aʋafia gã
la kple asrafoawo la, wodzudzɔ
Paulo ƒoƒo. 33 Tete aʋafia gã la
te de wo ŋu, eye wòlée, eye wòde
se be, [l]woablae kple kɔsɔkɔsɔ
eve; eye wòbia amesi wònye kple
nusi wòwɔ. 34 Eye ameha la do-
me amea dewo le ɣli dom be ale,
eye bubuwo hã be ale; ke esi
mete ŋu se nyateƒe la le hoowɔ-
wɔ la ta o la, ede se bena, woa-
kplɔe ayi mɔ̃ la me. 35 Eye esi
wòdo atrakpuiawo dzi la, eva me
be, asrafoawo kɔe le ameha la
ƒe ŋusẽnuwɔwɔ la ŋuti; 36 ela-
bena dua me ameha la dze eyome
le ɣli dom bena: Wu eyama.[n] 37
Azɔ esi wole Paulo kplɔ ge ayi
mɔ̃a me la, egblɔ na aʋafia gã
la bena: Đe mekpɔ mɔ agblɔ nyaa
de na wòa? Eye wògblɔ bena:
Esea Hela-gbea? 38 Ekema me-
nye wòe nye Egiptetɔ ma, amesi
na zi tɔ le ŋkeke siawo me, eye
wòkplɔ hlɔ̃dola akpe ene yi gbe-

[a] Mo. IV. 6, 9-20.
[b] 9, 11.
[d] 7, 2; 13, 26.
[e] 6, 13; Xez. 44, 7.
[f] 21, 40.
[g] 20, 4; Tim. II. 4, 20.
[h] kp. 3—21 kpɔ 9, 1—29; 26, 9 v. 20.
[i] 5, 34.
[k] 8, 3.
[l] kp. 11; 20, 23.
[n] 22, 22; Lu. 23, 18.

dzi la oa? 39 Eye Paulo gblɔ
bena: Nye la Yudatɔ menye [b]tso
Tarso le Kilikia, du, si menye fe-
fedu o la me tɔ menye; ke mede
kuku na wò be, nana mɔm, ne
maƒo nu na dukɔ la. 40 Eye esi
wòna mɔe la, Paulo le tsitre de
atrakpuiawo dzi, eye wòdo asi
ameha la dzi; eye esi dodoe zi
klene la, egblɔ na wo le He-
brigbe me bena:

**Paulo xlẽ eƒe dzimetɔtrɔ-ŋutinya na Yudatɔwo.**

22. Ŋutsuwo, [d]nɔviwo kple fo-
fowo, mido to alesi mele
dokuinye nu de ge azɔ la na mi.
2 Eye esi wose bena, ele nu ƒom
na wo le Hebri-gbe me la, wo-
gazi dodoe klene wu tsãtɔ;[f] 3 eye
[h]wògblɔ bena: Nye la Yudatɔ me-
nye, wodzim le Tarso le Kilikia;
gake la du sia me wonyim le, eye
[i]Gamaliel ƒe afɔ nu wofia num
le pɛpɛpɛ; le mía fofowo ƒe se
la nu la ŋuʋãla de Mawu ŋu me-
nye, sigbe alesi mi katã miele
egbe sia ene; 4 eye meti mɔ sia
yome vasede ku me ke, henɔa ŋu-
tsuwo kple nyɔnuwo siaa blam,
eye metsɔa wo dea gaxɔ me,[k] 5
abe alesi nunɔlagã la kple ame-
gãwo hã adi dase nam ene; ame-
siwo gbɔ hã mexɔ agbalẽ tso
hena nɔviawo, eye mezɔ mɔ yi Da-
masko, be mabla amesiwo le afi-
ma la hã ava Yerusalem, bena
woahe to na wo. 6 Eye wòva
me bena, esi mele mɔ dzi, eye
mete tu Damasko, anɔ ɣedota la,
kasia kekeli, si nu sẽ la, tso dzi-
ƒo klẽ ƒo xlãm. 7 Eye medze
anyi, eye mese gbea de le gbɔ-
gblɔm nam bena: Saul, Saul, nu-
ka wɔ nèle yonyeme tim ale? 8
Eye medo ŋu bena: Wò amekae,
Aƒetɔ? Eye wògblɔ nam bena:
Nye enye Yesu, Nazaretetɔ, ame-
si yome tim nèle. 9 Eye amesi-
wo le ŋutinye hã kpɔ kekeli la,
eye ŋɔdzi lé wo ŋutɔ; gake wo-
mese amesi le nu ƒom nam la ƒe
gbe o. 10 Eye megblɔ bena:
Nuka mawɔ, Aƒetɔ? Ke Aƒetɔ la
gblɔ nam bena: Tsi tre, ne nayi
Damasko; eye afima woagblɔ nu-
siwo katã wodo di na wò be na-
wɔ la, na wò. 11 Eye esi nye-
megate ŋu le nu kpɔm le kekeli
ma ƒe kɔkɔenyenye ŋuti o la,

amesiwo le ŋutinye la lė nye alɔ-
nu hekplɔm va Damasko. 12 Eye
Anania, ŋutsua ḍe, si vɔ̃a Mawu
le sea nu, amesi ŋu Yudatɔ, siwo
katã le afima, ḍi ḍase nyuie le la,
13 va gbɔnye, eye wòle tsitre
gblɔ nam bena: Nɔvi Saul, kpɔ
nu! Eye le gaƒoƒo ma ke dzi la
mekpɔ eyama. 14 Eye wògblɔ
bena: Mia fofowo ƒe Mawu la ḍo
wò be, nanya eƒe lɔlɔ̃nu, nakpɔ
dzɔdzɔetɔ la, eye nase eƒe nu-
megbe; 15 bena nanye eƒe ḍase-
ḍila hena amewo katã le nusiwo
nèkpɔ kple nusiwo nèse la ŋuti.
16 Eye azɔ, nuka wɔ nèle hehem
ḍe megbea? Tsi tre, eye na woa-
de mawutsi ta na wò, eye woaklɔ
wò nuvɔ̃wo ḍa, eye nayɔ Aƒetɔ
la ƒe ŋkɔa dzi. 17 Eye wòva me
bena, esime megbugbɔ va Yeru-
salem, eye mele gbe dom ḍa le
mawuxɔ me la, mekpɔ ŋutega,
18 eye mekpɔe wòle gbɔgblɔm
nam bena: Netsɔ, nado go tso
Yerusalem kaba; elabena woma-
xɔ wò ḍaseḍiḍi, si naḍi le ŋuti- [a] 22, 1.
nye la o. 19 Eye megblɔ bena: [b] 24, 16.
Aƒetɔ, woawo ŋutɔwo nyae bena,
nyee nye amesi nɔa amesiwo xɔa
dziwò sena la dem gaxɔ me, eye
meƒoa wo le ƒuƒoƒe sia ƒuƒoƒe,[d] [d] kp. 4.
20 eye esime wokɔ wò ḍaseḍila
Stefano ƒe ʋu ḍe anyi la, nye hã [e] Mat. 23, 27.
mele tsitre ḍe afima, eye wòdze
ŋunye,[f] eye medzra amesiwo wui [f] 7, 57; 8, 1.
la ƒe avɔwo ḍo. 21 Eye wògblɔ
nam bena: Heyi, elabena mele dɔ
wò ge aḍo ḍe trɔ̃subɔlawo dome
ʋĩ.[g] [g] 9, 15; 13, 2.
22 Eye woḍo toe vaseḍe nya
sia dzi; tete wokɔ woƒe gbe dzi
gblɔ bena: Miḍe amesia tɔgbe [h] Mo. II. 22, 27.
ḍa tso anyigba la dzi, elabena
mele nɛ be, wòanɔ agbe o.[i] 23 [i] 21, 36.
Eye esi wodo ɣli, eye woḍe woƒe
avɔwo ḍi, eye wolɔ kewɔ hlẽ ḍe
ya me la, 24 aʋafia gã la de se
be, woakplɔe ayi ḍe mɔ̃ la me,
eye wòḍo bena, woaḍe atam ḍe [k] 22, 3; 26, 5.
edzi ase eƒe numenya, bena yea-
nya nusi ŋuti tututu wole ɣli dom
ḍe eta ḍo. 25 Eye esi wohee ḍe
ka me, be woaƒoe la, Paulo gblɔ
na aʋafia, si le tsitre ḍe egbɔ la
bena: [l]Ɖe woḍe mɔ na mi be, [l] 16, 37; 23, 27.
miaƒo amesi nye Romatɔ kple
atam fɔ mabumabua? 26 Eye esi
aʋafia la see la, eyi ḍatoe na aʋa-
fia gã la bena: Nuka wɔ ge nala?
Elabena amesia nye Romatɔ. 27
Tete aʋafia gã la va gblɔ nɛ be-
na: Gblɔe nam, wò la Romatɔ nè-
nyea? Eye wògblɔ be: Ẽ. 28 Aʋa-
fia gã la ḍo ŋu bena: Nye la me-
tsɔ ga geḍe ƒle dumetɔnyenye
sia. Eye Paulo gblɔ bena: Gake
nye la ḍe wodzim ḍe eme. 29
Tete amesiwo be, yewoaƒoe abia
eƒe numenya ase la, dzo le egbɔ
enumake, eye aʋafia gã la hã,
esi wòse bena, Romatɔ wònye la,
evɔ̃; elabena ena woblae. 30 Eye
ŋu ke, esi wòle didim bena, yea-
nya nyateƒe la, nusi ŋuti Yuda-
tɔwo va tso enu la, etu kae, eye
wòḍe se bena, nunɔlagãwo kple
woƒe ʋɔnudrɔ̃lawo katã nava ƒo
ƒu; eye wokplɔ Paulo ḍi va anyi,
eye wotsɔe ḍo wo ŋku me.

Paulo le ʋɔnudrɔ̃lawo ŋku me. Nyaʋiʋli ḍo farisitɔwo kple zadukitɔwo dome le Paulo ta.

**23.** Eye Paulo kpɔ ʋɔnudrɔ̃la-
wo dzi gã gblɔ bena: Ŋu-
tsuwo, [a]nɔviwo, nye la mezɔ le
Mawu ƒe ŋku me le [b]dzitsinya
nyui blibo la katã me vaseḍe egbe
ŋkeke sia dzi. 2 Ke nunɔlagã
Anania de se na amesiwo le tsi-
tre ḍe egbɔ la bena, woaƒo nu-
gbɔ nɛ. 3 Tete Paulo gblɔ nɛ
bena: Mawu aƒo wò, [e]wò glĩ, si
wosi akalo na; eye wò la èbɔbɔ
nɔ anyi hele ʋɔnu drɔ̃mem le se
la nu, eye nèḍa se la dzi heblu
bena, woaƒoma? 4 Ke amesiwo le
tsitre ḍe egbɔ la, gblɔ bena: Ã,
Mawu ƒe nunɔlagã la dzum nèlea?
5 Eye Paulo gblɔ bena: Nɔvinye-
wo, nyemenyae bena, nunɔlagãe
o; [h]elabena woŋlɔ bena: „Mega-
gblɔ nya vɔ̃ ḍe wò dukɔ la ƒe
amegã ŋuti o.“ 6 Ke esi Paulo
nyae bena, akpa ḍeka nye zadu-
kitɔwo, eye akpa bubu nye fari-
sitɔwo la, edo ɣli le ʋɔnudrɔ̃ƒe
la gblɔ bena: Ŋutsuwo, nɔviwo!
[k]Nye la farisitɔ kple farisitɔ ƒe
vi menye, mɔkpɔkpɔ kple ame
kukuwo ƒe tsitretsitsi ta wole ʋɔ-
nu drɔ̃mem ḍo. 7 Eye esi wò-
gblɔ esia la, nyaʋiʋli ḍo farisi-
tɔwo kple zadukitɔwo dome, eye
ameha la dome mã. 8 Elabena
zadukitɔwo gblɔna bena, tsitre-
tsitsi meli o, eye mawudɔla kple
gbɔgbɔ hã meli o; gake farisitɔ-

wo vua woa kple eve la me.[a] 9
Eye ɣlidodo gāa de dzɔ, eye agba-
lẽŋlala, siwo nye farisitɔwo ƒe akpa
la, dometɔa dewo tsi tre, eye wo-
he dzre ŋutɔ gblɔ bena: [b]Miekpɔ
vɔ̃a deke le amesia ŋu o; ke ne
gbɔgbɔa de [d]alo mawudɔlaa de
ƒo nu kpakplii la, nukae? 10 Eye
esi nyavivli la nu sẽ ŋutɔ la,
avafia gā la le vɔvɔ̃m bena, woa-
va vuvu Paulo; eye wòde se be-
na, asrafoha la nadi va, eye woa-
hee tso wo dome, ne woakplɔe
ayi mɔ̃ la me. 11 Eye le ŋkeke,
si dze eyome ƒe zã me la, Aƒetɔ
la le tsitre de egbɔ gblɔ bena:
[e]Wò dzi nedze me; elabena alesi
nèdi dase le ŋutinye le Yerusa-
lem la, nenema ke wòle be, nadi
dase le [f]Roma hā.
12 Eye esi ŋu va ke la, Yuda-
tɔa dewo ƒo wo dokui nu ƒu, eye
woƒo fi de wo dokui bena, yewo-
mele nu du ge alo nu no ge, vasede
esime yewoawu Paulo o. 13 Eye
amesiwo bla nu ka atam sia la,
wowu ame blane. 14 Woawoe va
nunɔlagāwo kple amegāwo gbɔ
gblɔ bena: Mieƒo fi de mia dokui
ŋutɔ bena, miele naneke dɔ ge
akpɔ, vasede esime miawu Paulo
o. 15 Eyaŋuti azɔ la miawo kple
vɔnudrɔ̃lawo mina avafia gā la
nanyae, bena wòakplɔe adi va
mia gbɔ, abe de miele eƒe nya
la gɔme bia ge ase tsitotsito awu
tsātɔ ene, eye miawo la miesu te
bena, hafi wòate va la, miawui.
16 Ke esi Paulo ƒe srɔ̃nyi se xa-
dedea la, etɔ edzi heyi mɔ̃ la me,
eye wòka eta na Paulo. 17 Tete
Paulo yɔ avafiawo dometɔ deka
va egbɔ gblɔ bena: Kplɔ deka-
kpui sia yi avafia gā la gbɔ, ela-
bena nyaa de le esi be, wòaka
eta nɛ. 18 Amesia kplɔe yi de
avafia gā la gbɔ, eye wògblɔ
bena: Gatɔ Paulo yɔm va egbɔ,
eye wòde kuku nam bena, ma-
kplɔ dekakpui sia va gbɔwò; ela-
bena nyaa de le esi be, wòagblɔ
na wò. 19 Avafia gā la lė eƒe
alɔnu, eye wòkplɔe de kpɔe he-
biae bena: Nya ka le asiwò be,
naka eta nama? 20 Eye wògblɔ
bena: Yudatɔwo wɔ deka le bia
wò ge bena, etsɔ la nakplɔ Paulo
adi va vɔnudrɔ̃lawo ƒe ŋku me,
abe de wole nane bia ge le eŋuti

[a] Mat. 22, 23.
[b] 26, 25.
[d] 5, 39.
[e] 18, 9.
[f] 19, 21; 28, 16. 23.
[g] 21, 23.
[h] 22, 25.
[i] 22, 30.
[k] kp. 6. 9; 18, 14. 15.
[l] 24, 8.
[n] 22, 3.

tsitotsito awu tsātɔ ene. 21 Eya-
ŋuti wò la megalɔ̃ edzi na wo o;
elabena wo dome amesiwo de xa
de eŋuti la, wowu ŋutsu blane,
siwo ƒo fi de wo dokui be, yewo-
mele nu du ge alo nu no ge akpɔ
o, vasede esime yewoawu Paulo;
eye azɔ la wosu te hele mɔ kpɔm
na wò ŋugbedodo la. 22 Tete
avafia gā la do mɔ dekakpui la,
eye wòde se nɛ bena: Megatoe
na amea deke be, nède gu nu-
siawo nam o. 23 Eye wòyɔ ava-
fiawo dome ame eve va egbɔ
gblɔ bena: Midzra asrafo alafa
eve do, ne woayi Kaisarea kple
sɔtɔ blaadre kpakple akplɔtɔ ala-
fa eve le zā gaƒoƒo etɔ̃lia dzi; 24
eye woadzra lãwo hā do, bena
woatsɔ Paulo ado wo dzi, eye
woakplɔe ayi na mɔ̃mefia Felike
dedie. 25 Eye wòŋlɔ agbalẽ, si
me nyawo nye: 26 Klaudio Lisia
tsɔ esia dudɔ mɔ̃mefia nyui Fe-
like ƒā! 27 Dutsu sia la Yuda-
tɔwoe lėe, eye wode ewu ge kloe,
[g]esime mia kple asrafoha la mie-
va do wo gbɔ, [h]eye miexɔe le
wo si, esi mese bena, Romatɔ
wònye. 28 Eye esi medi bena,
manya nusi ŋuti wole enu tsom
do la, mekplɔe di va woƒe vɔnu-
drɔ̃lawo ŋku me;[i] 29 amesi me-
kpɔ bena, wole enu tsom le woƒe
se la ƒe anukutsyɔtsyɔwo ŋuti;
gake nutsotsoa deke mele eŋu,
si dze ku alo bablawo o.[k] 30 Ke
esi wova fi tofi nam bena, Yuda-
tɔwo le xa de ge de ŋutsua ŋuti
la, medoe de gbɔwò le gaƒoƒo
ma ke dzi, eye mede se na [l]enu-
tsolawo hā bena, woava gblɔ nu-
siwo wokpɔ le eŋuti la le gbɔwò.
Nɔ anyi sesie!
31 Tete asrafoawo kplɔ Paulo
yi Antipatre le zā me, sigbe alesi
wòde se na wo la ene. 32 Eye
esi ŋu ke la, wona sɔtɔwo yi kpa-
kplii, eye afɔtɔwo gbugbɔ va mɔ̃
la me, 33 eye esi woawo va Kai-
sarea la, wotsɔ agbalẽ la na mɔ̃-
mefia la, eye wotsɔ Paulo hā de
esi; 34 eye esi wòxlẽe la, ebia
bena, dziduƒe ka me wòtsoa?
Eye esi wòse bena, [n]etso Kilikia
la, egblɔ bena: 35 Mabia wò nu-
megbe ase nyuie, ne nuwòtsola-
wo hā va. Eye wòde se be, woakpɔ
edzi le Herodes ƒe vɔnudrɔ̃ ƒe la me.

**Paulo le tsitre de mɔ̃mefia Felike ƒe ŋku me.**

**24.** Eye ŋkeke atɔ̃ megbe la
nunɔlagã Anania kple ame-
gãa dewo kpakple nyanudela Ter-
tulo, va afima, eye woawo ƒo nu
na mɔ̃mefia la de Paulo ŋuti.[a] 2
Eye esi woyɔe vɛ la, Tertulo de
asi enutsotso me bena: 3 Esi
miekpɔ bena, to dziwò miekpɔ to-
mefafa gede kple nuwo dɔdɔdo
to wò belėle na dukɔ sia me la,
miaƒe ŋkuwo le nusiawo katã dzi
le afisiafi kple akpeawo katã da-
da na wò, Felike nyui. 4 Gake
bena nyemagasika wò di akpa o
la, mede kuku na wò, nado to mi
ʋee le wò dɔmefafa la nu. 5 Ela-
bena miekpɔ ŋutsu sia bena, enye
dɔvɔ̃ kple [e]amesi dea zi Yudatɔ-
wo katã dome le xexeame godoo,
eye wònye Nazaretɔwo ƒe kɔ-
mamã ƒe amegã, 6 amesi te kɔ-
gbegblẽdo na gbedoxɔ la hã kpɔ;
amesi mielė, eye miedi bena, mia-
drɔ̃ ʋɔnui le miaƒe se la nu hafi;[f]
7 ke aʋafia gã Lisia va, eye wò-
xɔe le mia si kple sesẽ heyii. 8
Eye [h]wòde se na enutsolawo be-
na, woava gbɔwò. Azɔ, ne èdrɔ̃
ʋɔnui la, wò ŋutɔ àte ŋu ase nu-
siwo ŋuti miele enu tsom do la
tso eya ŋutɔ gbɔ. 9 Eye Yuda-
tɔwo hã de edzi, eye woka de
edzi bena, nusiawo le eme ne-
nema.

10 Eye esi mɔ̃mefia la mia asii
bena, wòaƒo nu la, Paulo do ŋu
bena: Esi menyae bena, ƒe ge-
dee nye esi nènye ʋɔnudrɔ̃la na
dukɔ sia la, dzi le ƒonye be, ma-
de dokuinye nu; 11 elabena wò
hã àte ŋu àse bena, mewu ŋkeke
wuieve o, [l]esime meyi de Yeru-
salem subɔsubɔ ge; 12 eye wo-
mekpɔm hã mele dze dom kple
amea de le gbedoxɔ me alo mede
zi ameawo me le ƒuƒoƒeawo alo
dua me hã kpɔ o. 13 Eye wo-
mate ŋu afia kpɔdeŋu hã le nusi
wotsɔ le nunye tsom la ŋu o. 14
Ke mele esia me ʋum na wò be-
na, mele mia fofowo ƒe Mawu la
subɔm le mɔ, si woyɔna be [n]kɔ-
mamã la nu, ale bena mexɔ nu-
siwo katã woŋlɔ de se la kple
nyagblɔdilawo me la dzi se, 15
eye mɔkpɔkpɔ, si le asinye na
Mawu la, le woa ŋutɔwo hã si
bena, [o]tsitretsitsi li na ame dzɔ-

[a] 23, 1.
[b] Ro. 15, 25. 26; Gal. 2, 10.
[d] 21, 27.
[e] 17, 6.
[f] 21, 28.
[g] 23, 6.
[h] 23, 30.
[i] 23, 26.
[k] 27, 3.
[l] 21, 17.
[n] kp. 5.
[o] Dan. 12, 2; Yoh. 5, 28. 29.

dzɔewo kple ame madzɔmadzɔ-
wo siaa. 16 Le esia me nye hã
medoa vevie, bena dzitsinya, si
ŋu abia deke mele o la, nanɔ asi-
nye daa le Mawu kple amewo ŋku
me.[a] 17 Azɔ le ƒe gede megbe
la meva be, matsɔ [b]nunanawo na
nye dukɔ la, eye masa vɔ. 18 Le
eya me wokpɔm le gbedoxɔ la
me, mele ŋutinye kɔm, menye
kple ameha alo kple hoowɔwɔa
deke o; woawo nye Yudatɔa de-
wo tso Asia,[d] 19 amesiwo wòdze
be, woava ŋkuwò me hafi, bena
ne nyaa de le wo si de ŋutinye
la, ne woatso nunye. 20 Alo na
amesiawo ŋutɔ nagblɔ nu ma-
dzɔmadzɔ wɔwɔ, si ke wokpɔ le
ŋunye, esime mele tsitre de ʋɔ-
nudrɔ̃lawo ƒe ŋku me; 21 negbe
nya deka sia koe medo ɣli gblɔ,
esime mele tsitre le wo dome
bena: ame kukuwo ƒe tsitretsitsi
ŋuti miele ʋɔnu drɔ̃mem egbe
sia doa?[g]

22 Ke Felike, esi wònya nu le
mɔ sia ŋuti kɔte la, ehe woƒe nya
de megbe hegblɔ bena: Ne aʋa-
fia gã [i]Lisia va la, mabia miaƒe
nya la gɔme ase. 23 Eye wòde
se na aʋafia la bena, Paulo nanɔ
eƒe dzikpɔkpɔ te, eye wòana wòa-
gbɔ de eme, eye megaxe mɔ na
etɔwo dometɔa deke be, mega-
subɔe o.[k]

24 Ke ŋkekea dewo megbe la
Felike kple srɔ̃a Drusila, si nye
Yudatɔ la, wova, eye wodɔ woyi
dayɔ Paulo vɛ, eye wose Kristo
Yesu dzixɔse nya tso egbɔ. 25
Ke esi wòle dzodzɔenyenye kple
dokuidzidudu nyui kpakple ʋɔnu-
dɔdrɔ̃, si le vava ge la, ŋutinya
gblɔm la, dzidzi ƒo Felike, eye
wòdo ŋu bena: Azɔ la heyi egbɔ;
ne mekpɔ asinu nyui la, mana
woayɔ wò vɛ. 26 Eye wòle mɔ
hã kpɔm bena, Paulo ana ga ye;
eyaŋuti wòdɔna wodayɔnɛ vɛ
edziedzi, eye wòdoa dze kplii.
27 Ke le ƒe eve megbe la Porkio
Festo va nɔ Felike teƒe; eye esi
Felike le didim be, yeave Yuda-
tɔwo nu la, egblẽ Paulo de ga me.

**Paulo tsɔ eƒe nya de asi na kaisaro.**

**25.** Azɔ esi Festo va dzidufea
la, etso Kaisarea yi Yeru-
salem le ŋkeke etɔ̃ megbe. 2 Te-

te nunɔlagãwo kple Yudatɔwo a 24, 27.
ƒe amegãwo va do ɖe eƒe ŋku
me ɖe Paulo ŋuti, eye woɖe kuku
nɛ[b] 3 hebia amenuveve tso egbɔ b 24, 1.
bena, wòana woakplɔe ava Yeru-
salem, elabena wole xa me be,
yewoawui le mɔ dzi.[d] 4 Ke Fe- d 23, 15.
sto ɖo ŋu bena, woadzra Paulo
ɖo ɖe Kaisarea, eye bena eya
ŋutɔ gale afima yi ge kpuie. 5
Eye wògblɔ bena: Eyata mia do-
me amesiwo ate ŋui la, nayi kplim,
eye ne vodadaa ɖe le ŋutsu la ŋu
la, ne woatso enu. 6 Eye esi wò-
nɔ wo dome mewu ŋkeke enyi
alo ewo o la, edzo yi Kaisarea,
eye esi ŋu ke la, ebɔbɔ nɔ ʋɔ-
nudrɔ̃zikpui la dzi, eye wòɖe se
bena, woakplɔ Paulo vɛ. 7 Eye
esi wòva la, Yudatɔ, siwo tso Ye-
rusalem va la, le tsitre ƒo xlãe,
eye wotsɔ nutsotso vevi geɖewo e 18, 15.
vɛ ɖe Paulo ŋuti, esiwo ŋu wo-
mete ŋu fia kpɔɖeŋua ɖeke le o,
8 elabena Paulo ɖe eɖokui nu
gblɔ bena: Nyemewɔ nuvɔ̃a ɖeke
ɖe Yudatɔwo ƒe se la alo ɖe gbe-
doxɔ la alo ɖe kaisaro ŋu o. 9
Ke esi Festo le didim bena, yeave
Yudatɔwo nu la, exɔ dzi na Paulo
gblɔ bena: Elɔ̃ bena, nayi Yeru-
salem, ne woadrɔ̃ ʋɔnu wò le afi-
ma le nusiawo ŋuti le ŋkunye
me mahã? 10 Ke Paulo gblɔ be- f Lu. 23, 8.
na: Kaisaro ƒe ʋɔnudrɔ̃zikpui la
ŋgɔe nye esi mele tsitre ɖo, afisi
wòle be, woadrɔ̃ ʋɔnum le; nye-
mewɔ vɔ̃a ɖeke Yudatɔwo o, abe
alesi wò ŋutɔ hã nènyae nyuie
ene. 11 Ne tɔnye medzɔ o, eye
mewɔ nane, si dze ku la, nyeme-
gbe ku o; ke ne nusiwo amesia-
wo tsɔ le nunye tsom la, ƒe ɖeke
mele eme o la, amea ɖeke mate
ŋu atsɔm ade asi na wo o. Kai-
saro si me metsɔ nye nya dee!
12 Tete esi Festo kple adaŋuɖe-
lawo de adaŋu la, eɖo ŋu bena: g kp.2,7;22,22.
Kaisaro si me nètsɔ wò nya dee,
kaisaro gbɔ kee nayi.

Wokplɔ Paulo va Yudatɔwo ƒe fia Agripa ŋku me.

13 Eye ŋkekea ɖewo megbe la
fia Agripa kple Bernike wova Kai-
sarea bena, yewoado gbe na Fe-
sto. 14 Eye esi wonɔ afima ŋke-
kea ɖewo la, Festo tsɔ Paulo ƒe
nyawo katã ɖo fia la ŋku me gblɔ
bena: Ŋutsua ɖe le afisia, si Fe-
like [a]gblẽ ɖe ga me; 15 amesia
ŋuti, esime meva Yerusalem la,
nunɔlagãwo kple Yudatɔwo ƒe
amegãwo gblɔ nya ɖo hebia afia-
tsotso le. 16 Meɖo ŋu na ame-
siawo bena, menye Romatɔwo ƒe
kɔ bena, woatsɔ amea ɖe ade asi,
hafi amesi nu wotso kple nutso-
lawo nakpe ŋku me kple ŋku me,
eye wòakpɔ mɔ aɖe eɖokui nu
le nutsotso la ŋuti o. 17 Eyata
esi wova afisia la, nyemelala ku-
ra o; ke esi ŋu ke la, mebɔbɔ nɔ
ʋɔnudrɔ̃zikpui la dzi, eye meɖe
se be, woakplɔ ŋutsu la vɛ. 18
Esi nutsolawo tsi tre ɖe eŋuti la,
wometsɔ nya vɔ̃, siwo mesusu le
eŋu la ƒe ɖeke vɛ o; 19 ke wo-
tsɔ biabiaa ɖewo le woa ŋutɔwo
ƒe mawusubɔsubɔ ŋuti kple Yesua
ɖe, si ku, amesi Paulo ka ɖe dzi
be, ele agbe la ƒe nya vɛ.[c] 20
Eye nye la, esi nyemenya alesi
madzro nya siawo mee o la, me-
biae be, ne elɔ̃ bena, yeayi Ye-
rusalem, ne woadrɔ̃ ʋɔnui le nya
siawo ŋuti. 21 Ke esi Paulo bia
bena, woadzra ye ɖo na kaisaro
ƒe afiatsotso la, meɖo bena, woa-
dzrae ɖo, vaseɖe esime maɖoe
ɖe kaisaro gbɔ. 22 Eye Agripa
gblɔ na Festo bena: Nye ŋutɔ hã
mele didim bena, mase ame la ƒe
numegbe. Egblɔ bena: Etsɔ àsee.[f]
23 Eye esi ŋu ke la, Agripa
kple Bernike wova kple atsyɔ̃ɖo-
ɖo geɖe, eye woyi ɖe ʋɔnudrɔ̃ƒe
la kple aʋafia gãwo kple ame
ŋkuta, siwo le dua me; eye le
Festo ƒe seɖeɖe nu la wokplɔ
Paulo vɛ. 24 Eye Festo gblɔ be-
na: Fia Agripa kple mi ŋutsu, si-
wo katã li kpli mi fifia, mikpɔ
amesia, si ŋuti Yudatɔwo ƒe ha
blibo la katã, siwo le Yerusalem
kple afisia la, va do ɖe dzinye
hele ɣli dom bena, medze be, wòa-
ganɔ agbe didia ɖeke o la ɖa.[g]
25 Ke esi nye la medze sii bena,
mewɔ naneke, si dze ku o, eye
eya ŋutɔ hã tsɔ eƒe nya de kai-
saro si me la, meɖo bena, maɖoe
ɖa. 26 Eye nya vavãa ɖeke mele
asinye le eŋuti be, maŋlɔ na afe-
tɔ la o. Eyaŋuti mekplɔe va mia
ŋku me, vevietɔ wò fia Agripa
ŋku me, bena ne miese eƒe nu-
megbe vɔ la, ne makpɔ nane aŋlɔ.
27 Elabena mebu bena, enye nu

manyatanu be, woado gatɔ da,
eye womafia eŋuti nutsotso o.

**Paulo ɖe eɖokui nu le Festo kple Agripa ŋku me, eye wo kpakple eve la dze si Paulo ƒe fɔmaɖimaɖi.**

**26.** Eye Agripa gblɔ na Paulo
bena: Woɖe mɔ na wò be,
naƒo nu le ɖokuiwò ŋuti. Tete
Paulo do asi ɖa, eye wòɖe eɖo-
kui nu bena: 2 Mebui dzidzɔ, fia
Agripa, bena maɖe ɖokuinye nu
egbe sia le ŋkuwò me le nusiwo
katã Yudatɔwo tsɔ le nunye tsom
la ŋuti, 3 vevietɔ elabena ènya
kɔnuwɔwɔwo kple anukutsyɔtsyɔ,
siwo katã le Yudatɔwo dome; eya-
ta meɖe kuku na wò be, naɖo tom
le dzigbɔɖeanyi me. 4 Nye agbe-
nɔnɔ tso ɖekakpui me, alesi me-
nɔ anyi tso gɔmedzedzea me le
nye dukɔ la dome le Yerusalem
la, Yudatɔwo katã nyae; 5 wo-
nyam tsã, ne wolɔ̃ be, yewoaɖi
ɖase, alesi menɔ agbe le míaƒe
subɔsubɔ ƒe kɔmamã, si nu sẽ wu
wo katã la nu abe farisitɔ ene.[b]
6 Eye azɔ la mele tsitre be, woa-
drɔ̃ ʋɔnum le mɔkpɔkpɔ na ŋu-
gbedodo, si Mawu do na mía fo-
fowo la ŋuti;[c] 7 esi míaƒe ƒome
wuieve la le mɔ kpɔm na hele
Mawu subɔm vevie zã kple keli,
bena wòasu wo si. Le mɔkpɔ-
kpɔ sia ta, fia Agripa, Yudatɔwo
le nunye tsom ɖo esi.[f] 8 Ne Ma-
wu fɔ ame kukuwo ɖe tsitre la,
aleke wɔ miebu bena, enye nusi
womate ŋu axɔ ase oa? 9 Nye
[h]la mebu le ɖokuinye me bena,
ele nam be, mawɔ nu geɖe, siwo
atsi tre ɖe Yesu, Nazaretetɔ la,
ƒe ŋkɔ la ŋuti. 10 Nusi mewɔ
hã le Yerusalem; eye meɖe ame
kɔkɔewo dometɔ geɖewo gaxɔ
me le ŋusẽ, si mexɔ tso nunɔla-
gãwo gbɔ la nu; eye ne wole wo
wu ge la, melɔ̃na ɖe edzi. 11 Eye
mesẽ ŋuta le wo ŋu enuenu le
ƒuƒoƒeawo katã, eye mezia wo dzi,
bena woagblɔ busunya, eye esi
meku tsu gɔ̃ hã ɖe wo ŋuti la,
metia wo yome yia du bubuwo ke
hã me. 12 Esia dzi mele heyi
Damasko, eye ŋusẽ kpakple mɔ-
nana le asinye tso nunɔlagãwo
gbɔ. 13 Xeɖota, esime mele mɔ
dzi la, fia, mekpɔ kekeli, si wu ɣe
ƒe keklẽ la, tso dziƒo heklẽ ƒo
xlã mía kple amesiwo le mɔ zɔm

[a] 20, 32.
[b] 23, 6; Fil. 3, 5.
[d] Gal. 1, 16.
[c] 26, 20.
[f] 24, 15.
[g] 21, 30. 31.
[h] kp. 9–20 kpɔ 9, 1–29; 22, 3 v. 21.
[i] Lu. 24, 44–47.
[k] Kor. I. 15, 20.

kpakplim la. 14 Eye esi mi katã
miedze anyi la, mese gbea ɖe ƒo
nu nam le Hebri-gbe me bena:
„Saul, Saul! Nuka wɔ nèle yo-
nyeme tim? Esẽ na wò be, naɖa
afɔkpo nutɔnu.“ 15 Eye nye la
megblɔ bena: Wò amekae, Afetɔ?
Eye Afetɔ la gblɔ bena: „Nyee
nye Yesu, amesi yome tim nèle.
16 Gake la fɔ, eye natsi tre ɖe
wò afɔwo dzi, elabena esia ta
meɖe ɖokuinye fia wò ɖo, bena
maɖo wò nanye dɔla kple ɖase-
ɖila le nusiwo nèkpɔ kple nusi-
wo magaɖe afia wò la ŋuti; 17
eye maɖe wò atso dukɔ la kple
trɔ̃subɔla, siwo gbɔ mele ɖowòm
ɖo la, si me, 18 be naʋu woƒe
ŋkuwo, bena woatrɔ atso viviti
me ava kekeli me, eye tso Sata-
na ƒe ŋusẽ me ava Mawu gbɔ,
bena woakpɔ nuvɔ̃wo ƒe keke kple
“domenyinyi le amesiwo ŋu wokɔ
to dzinye xɔxɔse me la dome.“
19 Eyata, fia Agripa, nyemesẽ to
ɖe dziƒoɖeɖefia la ŋuti o;[d] 20 ke
boŋ megblɔe fia Damaskotɔwo
gbã, kple amesiwo le Yerusalem
kple Yudea nutometɔwo katã
kpakple trɔ̃subɔlawo hã, bena
woatrɔ le woƒe dzi me, eye ne
woagbugbɔ ava Mawu gbɔ, ne
woawɔ dɔ, siwo dze dzimetɔtrɔ.
21 Le esia ŋuti Yudatɔwo lém le
mawuxɔ la me, eye woɖe wu ye
ge kloe.[g] 22 Ke esi mekpɔ xɔxɔ
tso Mawu gbɔ vaseɖe egbe ŋke-
ke sia dzi la, mele tsitre hele ɖa-
se ɖim na suewo kple gãwo, eye
nyemele nu bubua ɖeke gblɔm o,
negbe nusiwo [i]nyagblɔɖilawo
kple Mose wogblɔ ɖi bena, ava ve
me la koe, 23 bena Kristo lakpe
fu, [k]eye bena wòanye gbãtɔ le
ame kukuwo ƒe tsitretsitsi la me,
eye wòaɖe gbe ƒã kekeli afia du-
kɔ la kple trɔ̃subɔlawo siaa.
24 Eye esi wòɖe eɖokui nu alea
la, Festo gblɔ kple gbe sesẽ be-
na: Ele tsu kum, Paulo, agbalẽ-
sɔsrɔ̃ geɖe wɔ wò nèzu tsukunɔ!
25 Ke Paulo gblɔ bena: Nye-
mele tsu kum o, amegã nyui Fe-
sto; hafi boŋ nyateƒe kple tame-
bubunyawo gblɔm mele. 26 Ela-
bena fia hã nya nusiawo, amesi
mele nu ƒom na kple dzideƒo;
elabena mexɔe se bena, nusiawo
dometɔa ɖeke mele ɣaɣla ɖee o,

[a]elabena menye ɣaɣlaƒe wowɔ   a Yoh. 18, 20.
nusia le o. 27 Fia Agripa, èxɔa
nyagblɔɖilawo dzi sena? Menyae
bena, èxɔna sena. 28 Tete Agri-
pa gblɔ na Paulo bena: Esusɔ
ʋee, naƒoe ɖe nunye be, nawɔm
mazu kristotɔ. 29 Ke Paulo gblɔ
bena: Medi bena, Mawu nana be,
ne esusɔ ʋee alo geɖe la, menye
wò ɖeɖeko o, hafi boŋ amesiwo
katã le to ɖomem egbe la, natrɔ
zu esia tɔgbe abe nye ene, ne-
gbe babla siawo ko. 30 Tete fia
la kple mɔ̃mefia la kple Bernike
kpakple amesiwo bɔbɔ nɔ anyi
kpli wo la, tsi tre, 31 eye esi
wote yi megbe la, wogblɔ na wo
nɔewo bena, amesia mewɔ na-
neke, si dze ku alo bablawo o.
32 Eye Agripa gblɔ na Festo be-
na: [b]Ɖe amesia metsɔ eƒe nya   b 25, 11.
de kaisaro si me o la, ne woate
ŋu aɖe asi le eŋu.

Wokplɔ Paulo yi Roma abe gatɔ ene; ʋu gbã ɖe wo; gake wokpɔ ɖeɖe, eye wode Melite.

27. Eye esi woɖoe [d]bena, mia-   d 25, 12.
ɖo ʋu ayi Italia la, wotsɔ
Paulo kple gatɔ bubua ɖewo de
aʋafiaa ɖe, si ŋkɔ enye Yulio tso
kaisaro ƒe asrafoha dome la si.
2 Eye esi mieɖo Adramitio-ʋua
ɖe, si le didim be, yeadze ɖe Asia
ƒe ʋudzeƒewo la, mieho yi; eye
Makedoniatɔ [e]Aristarxo, si tso   e 19, 29; 20, 4.
Tesalonika la, kpe ɖe mia ŋu.
3 Esi ŋu ke la, miedze ɖe Sidon,
eye Yulio nyo ɖome na Paulo,
eye wòɖe mɔ nɛ bena, wòayi xɔ-
lɔ̃awo gbɔ, be wòagbɔ ɖe eme.[f]   f 24, 23; 28, 16.
4 Eye esi mieho tso afima la, mieɖo
abala to Kipro ƒe anyiehe; ela-
bena ya ƒo le mia kpem. 5 Eye
esi mieto Kilikia- kple Pamfilia-ƒu
me yi vɔ la, mieva Mira le Likia.
6 Eye afima aʋafia la kpɔ Alek-
sandria-ʋua ɖe, si yina ɖe Italia,
eye wòna mieɖoe. 7 Eye esi miezɔ
blewu ŋkeke geɖe. eye bebli hafi
mieva ɖo Knido kasa la, ya la
mena mɔ mi o; eye mieto Kreta
ƒe anyiehe va ɖo Salmone kasa,
8 eye bebli hafi mieto ƒuta la ŋu
heva afia ɖe, si woyɔna be ʋudze-
ƒenyuie, si te ɖe Lasea-du la ŋu.
9 Eye esi ŋkeke geɖe va yi,
[g]eye ƒudzizɔzɔ zu ŋɔdzi azɔ, [h]ela-   g Kor. II. 11, 25. 26.
bena nutsitsiɖɔ-ŋkekewo va yi xo-
xo la, 10 Paulo ɖe dzi ƒo na wo gblɔ   h Mo. III. 16, 29. i 23, 11.
bena: Mia tɔwo, mekpɔ bena, ƒu-
dzidzɔzɔ la le dzi yi ge kple ƒu-
ɖeɖe kpakple nugbegblẽ geɖe, si
menye ʋuamenuwo kple ʋua ɖe-
ɖeko dzi wòava o, ke boŋ mia
ŋutɔwo ƒe agbe hã dzie. 11 Gake
aʋafia la xɔ kuɖɔɖola kple ʋutɔ
la dzi se wu nusiwo Paulo gblɔ
la. 12 Eye esi ʋudzeƒe la menyo
bena, woanɔ le vuvɔŋɔli ta o la,
wo dome ame geɖeawo ɖo aɖaŋu
bena, woaho tso afima hã, bena
ɖewohĩ yewoate ŋu aɖe Foinike,
si nye Kreta ƒe ʋudzeƒe, si le
dzieheɣetoɖoƒe kple anyieheɣe-
toɖoƒe, be yewoanɔ afima le vu-
vɔŋɔlia me. 13 Eye esi dzieheya
ƒo bɔbɔe la, wobu xa bena, ye-
woƒe tameɖoɖo la le eme va ge,
eye woho seke heho to Kreta ŋku
me kekeake. 14 Eye mediɖia ɖeke
o, tete ahom, si woyɔna be anyie-
heɣetoɖoƒeya la, ƒo kpe mí, 15 eye
esi wòle ʋu la hem yinae, eye mete
ŋu le ya kpem o la. mìena mɔe,
eye wòtsɔ mi. 16 Eye esi ʋu la
ɖi du to ƒukpo suea ɖe, si woyɔna
be Klauda, ƒe anyiehe la, miedze
agbagba ŋutɔ hafi te ŋu lé batala
la; 17 eye esi wohee ɖe dzi la,
wotsɔ ka to ʋua te heblae, be
wòalée ɖe asi. Esi wole vɔvɔ̃m
bena, ɖewohĩ yewoava ge ɖe Sir-
te, afisi libla le la, woklo abala
la, eye ale ya le mia kplɔm.
18 Eye esi ahom la nyama mi
ŋutɔ la, woƒɔ ʋuamenuwo ƒu gbe
le ŋu. si ke la dzi; 19 eye ŋkeke
etɔ̃agbe la mietsɔ miaƒe asiwo ƒɔ
ʋuameɖɔwɔnuwo ƒu gbe. 20 Ke
esi ɣe alo ɣletivia ɖeke meɖo
kpɔ le ŋkeke geɖewo me o. eye
menye ahom via ɖee tu le mia
kpem o la, mlɔeba la mɔkpɔkpɔ
katã na miaƒe agbenɔnɔ la bu ɖe
mi keŋkeŋ. 21 Eye esi wonɔ anyi
eteƒe didi naneke maɖumaɖui la.
Paulo tsi tre ɖe wo titina gblɔ
bena: O, mia tɔwo, ɖe mieɖo tom,
eye mieho tso Kreta o la, ne ƒu-
ɖeɖe kple gbegblẽ sia meva mia
dzi o. 22 Ke azɔ la mele nu xlɔ̃m
mi bena. miaƒe dzi nadze eme;
elabena mia dome amea ɖeke ƒe
agbe mele bubu ge o, negbe ʋua
ko. 23 Elabena zã sia me la Ma-
wu, si tɔ menye, amesi mesubɔna
hã la, ƒe dɔla va tsi tre ɖe gbɔ-
nye gblɔ bena: 24 Paulo, [i]megavɔ̃

o, ele na wò be, natsi tre ḍe kai-
saro ƒe ŋku me, eye kpɔ ḍa, Ma-
wu tsɔ amesiwo katã ḍo ʋua kpli
wò la ke wò. 25 Eyaŋuti, mía
tɔwo, miaƒe dzi nedze me, ela-
bena mexɔ Mawu dzi se bena,
ava me nenema, abe alesi wògblɔ
nam ene. 26 Gake la ele na mí
be, míadze go ḍe ƒukpoa ḍe dzi.[a] a 28, 1.
27 Ke esi zã wuienelia do, esi
ya le mía nyamam le Adria-ƒu
me, anɔ zãtitina la, kahelawo bu
xa bena, yewote ḍe anyigbaa ḍe
ŋu, 28 eye woda dzidzeka, eye
wokpɔ abɔ blave, eye esi wote yi
ŋgɔ ʋee la, wogadae, eye wokpɔ
abɔ wuiatɔ̃. 29 Eye esi wovɔ̃ bena,
míava dze go ḍe kpe gbadzawo b kp. 22—25.
dzi la, woda seke ene to ʋua gɔ-
me hele didim be, ŋu nake. 30 Eye
esi kahelawo le didim bena, ye-
woasi tso ʋua me, eye woḍiḍi
batala ḍe ƒua me, eye woda ala-
kpa, abe ḍe wole sekewo da ge
ato ʋua ta hã ene la, 31 Paulo
gblɔ na aʋafia la kple asrafoawo
bena: Ne amesiawo menɔ ʋua me d Kor. II. 11, 27.
o la, miate ŋu akpɔ ḍeḍe o. 32
Tete asrafoawo tso batala ŋu ta-
gbiawo, eye wona wòdze tɔa me.
33 Eye Paulo le dzi dem ƒo na
wo katã vaseḍe ŋu ƒe keke me
bena, woatsɔ nu aḍu hegblɔ bena:
Egbee nye [e]ŋkeke wuieneagbe e kp. 27.
miele lalam, eye miele nutsitsidɔ
dzi, eye mieḍe naneke nu me kpɔ
o.. 34 Eyata meḍe kuku na mi
bena, miatsɔ nu aḍu, elabena esia
nyo na miaƒe xɔxɔ; elabena mía f Mar. 16, 18.
dometɔa ḍeke ƒe [g]taḍa ḍeka mabu. g Mat. 10, 30.
atso eta o. 35 Eye esi wògblɔ
esiawo, eye wòtsɔ abolo la, [h]eda h Yoh. 6, 11; Tim. I. 4, 4.
akpe na Mawu le wo katã ƒe ŋku
me, eye wòŋe eme hede asi eḍu-
ḍu me. 36 Tete wo katã ƒe dzi i 14, 11.
dze eme, eye woa ŋutɔwo hã tsɔ
nu ḍu. 37 Eye mí amesiwo katã
le ʋua me la, mianɔ luʋɔ alafa
eve kple blaadre vɔ ade. 38 Eye
esi woḍu nu ḍi ƒo la, wotsɔ nu-
ḍuḍuawo ƒu gbe ḍe ƒu me, bena
ʋua nazu wodzoe.
39 Eye esi ŋu ke la, womedze
si anyigba la o, ke wokpɔ adɔ̃a
ḍe, si ŋu ƒuta le, eye wode adaŋu
bena, ne yewoate ŋui la, ne ye-
woatrɔ ʋu la ayi afima. 40 Eye
wotso sekeawo hegblẽ ḍe ƒua me,
eye wotu kuḍɔkawo hã zi ḍeka,
eye esi wodo abala la hekpe yae
la, woḍo ta ƒuta. 41 Eye esi wo-
dze ḍe teƒe lebiia ḍe, si yi ḍe ƒu
me la, wona ʋu la si ké, eye ʋua
ta xa hetsi maʋãmaʋã, eye egɔ-
me gbã le ƒutsotsoe seseẽawo nu.
42 Ke asrafoawo de adaŋu be,
woawu gatɔwo, bena amea ḍeke
nagaƒu tsi asi o. 43 Gake esi aʋa-
fia la le didim bena, yeaḍe Paulo
la, exe mɔ na woƒe tameḍoḍo la,
eye wòde se bena, amesiwo ate
ŋu aƒu tsi la, nadzo kpo gbã adze
ƒua me, ne woayi gota, 44 eye
ame mamleawo la ḍewo nanɔ ʋu-
ƒowo dzi, eye ḍewo nanɔ ʋua ƒe
kakɛa ḍewo dzi. Eye ale wòva me
bena, [b]wo katã woḍe gota ḍedie.

Woxɔ wo nyuie le Mel'ta.

28. Eye miekpɔ ḍeḍe, hafi nyae
bena, Melite woyɔna na ƒu-
kpo la. 2 Eye menye dɔmenyo-
nyo via ḍe afimatɔwo wɔ na mí
o; elabena wodo dzo, eye woxɔ
mi katã ḍe egbɔ le tsidzadza kple
vuvɔ ŋuti.[d] 3 Ke esi Paulo ƒɔ
nake wuwluiwo ƒo ƒu heḍe dzo
me la, da do tso wo me le dzo-
xɔxɔ la ŋuti, eye wòlé ḍe eƒe asi
ŋu. 4 Ke esi afimatɔwo kpɔ lã
la xatsa ḍe eƒe asi ŋu la, wogblɔ
na wo nɔewo bena: Ɖikekea ḍeke
mele eme o bena, amesia nye hlɔ̃-
dola, eye esi wòkpɔ ḍeḍe tso ƒu
me hã la, Mawu ƒe hlɔ̃biabia meḍe
mɔ nɛ be, wòanɔ agbe o. 5 Gake
eya ʋuʋu lã la ḍe dzo la me, eye
nu vevia ḍeke mewɔe o.[f] 6 Ke
woawo le mɔ kpɔm nɛ bena, atê
alo adze anyi aku enumake; eye
esi wolala ʋuu, eye wokpɔ bena,
naneke mewɔe o la, wotrɔ woƒe
tamesusu hegblɔ be, [i]mawua ḍee.

Paulo ƒe nukunuwɔwɔwo.

7 Eye le afima nuto me la anyi-
gbaa ḍe li, si nye ƒukpo la ƒe ame-
gã, si ŋkɔ nye Publio la tɔ; eya
xɔ mi nyuie hewɔ amedzro na mí
ŋkeke etɔ̃ sɔŋ. 8 Eye wòva me
bena, Publio fofo mlɔ anyi le ŋu-
dza lém, eye wòle sisi ḍem, eye
Paulo yi ḍe egbɔ, eye wòdo gbe
da hetsɔ eƒe asi da ḍe edzi, eye
wòyɔ dɔe. 9 Azɔ esi esia va me
la, ame mamlɛ, siwo le dɔwo lém
le ƒukpoa dzi la, hã va egbɔ, eye
wòyɔ dɔ wo, 10 amesiwo hã bu
mí geḍe ŋutɔ, eye esi míele dzo-

dzo ge la, wotsɔ nusiwo le mia
hiãm la na mi.

**Paulo ƒe Roma ʋava kpie eƒe ɖɔwɔwɔ le afima.**

11 Eye le ɣleti etɔ̃ megbe la
mieḍo Aleksandria-ʋua ḍe, si nɔ
afima le ʋuʋɔŋɔli me, eye eƒe
dzesie nye Venɔviwo, eye mieho.
12 Eye esi miedze ḍe Sirakusa
la, mienɔ afima ŋkeke etɔ̃. 13 Eye
tso afima mieglɔ̃ mɔ heva Regio;
eye le ŋkeke ḍeka megbe la dzie-
heya ƒo, eye le ŋkeke evelia dzi
la mieva Puteoli. 14 Afisi miekpɔ
nɔviwo le, eye woḍe kuku na mi
bena, mianɔ yewo gbɔ ŋkeke
adre; eye ale mieva Roma. 15 Eye
esi nɔvi, siwo le afima la, se mia
ŋkɔ la, wova kpe mi le keke Api-
foro kple Tretaberne ke; esi Paulo
kpɔ wo la, eda akpe na Mawu,
eye wòlé dzi ḍe ƒo. 16 Eye esi
mieva Roma la, aʋafia la tsɔ ga-
tɔwo de aʋafia gã la si; ke woḍe
mɔ na Paulo bena, wòanɔ etɔwo
gbɔ kple asrafo, si dzɔa eŋu.[d]
17 Eye le ŋkeke etɔ̃ megbe la
eva me bena, Paulo yɔ amesiwo
nye amegãwo le Yudatɔwo dome
la ƒo ƒu; eye esi wova ƒo ƒu la,
egblɔ na wo bena: Nɔviŋutsuwo,
nye la nyemewɔ naneke ḍe dukɔ
la alo ḍe mia fofowo ƒe kɔnuwɔ-
wɔawo ŋuti, hafi wodo gatɔm tso
Yerusalem hede Romatɔwo si o.[f]
18 Eye woawo la, esi wodrɔ̃ ʋɔ-
num la, wodi bena, yewoaḍe asi
le ŋunye, elabena womekpɔ na-
neke, si dze ku le ŋunye o. 19 Ke
esi Yudatɔwo le nya gblɔm ḍe
eŋuti la, ele nam ko be, [h]matsɔ
nye nya la ade kaisaro si me;
menye bena, ḍe nyaa ḍee le asi-
nye be, matsɔ atso nye dukɔ la
nu o. 20 Le nya sia ta meyɔ mi
vɛ, bena makpɔ mi, eye ne maƒo
nu kpli mi; [k]elabena Israel ƒe mɔ-
kpɔkpɔ ta woblam kple kɔsɔkɔsɔ
sia ḍo. 21 Eye woawo gblɔ nɛ

a Lu. 2, 34. b 24, 14. d 27, 3. e Yes. 6, 9. 10. f 22, 1. g 13, 46. h 25, 11. i kp. 22. k 26, 6. 7.

bena: Miawo la miexɔ agbalẽwo
tso Yudea le ŋutiwò o; eye nɔ-
viwo dometɔa ḍeke hã meva gblɔ
nya vɔ̃ alo ƒo nu le ŋutiwò le afi-
sia o. 22 Ke miele didim bena,
miase nusi susum nèle la, atso
nuwò; elabena miese bena, [a]wo-
gblɔ nya ḍe [b]kɔmamã sia ŋuti le
afisiafi. 23 Eye esi woḍo ŋkeke
nɛ la, ame geḍewo va egbɔ le
eƒe dzeƒe la, amesiwo wògblɔ
nya la na hele ḍase ḍim le ma-
wufiaḍuƒe la ŋuti, eye wòle eƒom
ḍe wo nu le Yesu ŋuti tso Mose
ƒe se la kple nyagblɔḍilawo me
tso ŋdikanya vaseḍe fiẽ. 24 Eye
amea ḍewo xɔ nusiwo wògblɔ la
dzi se, eye amea ḍewo mexɔe se
o. 25 Eye esi woƒe gbe mesɔ o
la, wodzo le nya ḍeka, si Paulo
gblɔ la ta bena, Gbɔgbɔ kɔkɔe
la gblɔe nyuie na mia fofowo to
nyagblɔḍila Yesaya dzi bena: 26
„Yi dukɔ sia gbɔ, eye nagblɔ be-
na: To tsɔ ge miala ase nui, ke
miele egɔme se ge o, eye ŋkuwo
tsɔ ge miala akpɔ nui, ke miele
si dze gee o.[e] 27 Elabena nenem
dukɔ sia ƒe dzi ku atri, eye woƒe
towo sẽ, eye womesea nu o, eye
womiã woƒe ŋkuwo, be woagakpɔ
nu kple woƒe ŋkuwo, eye woase
nu kple woƒe towo, eye woase
nu gɔme kple woƒe dzi, ne woa-
trɔ, eye mada gbe le wo ŋu o.“
28 [g]Eyaŋuti miawo hã minyae
bena, wodɔ Mawu ƒe xɔxɔ sia ḍe
trɔ̃subɔlawo gbɔ; eye woawo la
woaḍo toe. 29 Eye esi wògblɔ
esiawo la, Yudatɔwo dzo, eye nu-
sesẽ geḍe ḍo wo dome.
30 Ke Paulo nɔ anyi ƒe blibo
eve sɔŋ le ye ŋutɔ ƒe xɔ, si wòɣe
la me; eye wòxɔa amesiwo katã
va egbɔ, 31 eye wòle [i]mawufia-
ḍuƒe la ƒe gbe ƒã ḍem; eye wòle
nu fiam le Aƒetɔ Yesu Kristo ŋuti
kple dzideƒo ŋutɔ, eye amea ḍeke
mexea mɔ nɛ o.

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ḌO ḌE ROMATƆWO.

**Kpɔkplɔyiḍeme kple ɣayradinamenyawo.**

1 Paulo, Yesu Kristo ƒe dɔla kple
apostolo, si woyɔ, eye wotia

l Dɔ. 9, 15; 13, 2: Gal. 1, 15. n Ti. 1, 2; ta 16, 25. 26.

bena Mawu ƒe nyanyuie,[l] 2 si
wòdo ŋugbe ḍi to eƒe nyagblɔḍi-
lawo dzi le ŋɔŋlɔ kɔkɔewo me[n]

3 le Via, si wodzi le Dawid-ƒomea-
wo me le ŋutilã nu la ŋuti,[a] 4 si
woɖo Mawuvi kple ŋusẽ le kɔ-
kɔenyenye ƒe Gbɔgbɔ la nu to
[b]tsitretsitsi tso ame kukuwo do-
me la me, amesi nye Yesu Kristo,
mía Aƒetɔ, 5 amesi me miekpɔ
amenuveve kple apostolonyenye
le na xɔse ƒe toɖoɖo le dukɔwo
katã dome le eƒe ŋkɔ ŋuti,[d] 6 ame-
siwo dome miawo hã mienye Yesu
Kristo ƒe ame yɔyɔwo le la, 7 ŋlɔ
ɖo ɖe mi, amesiwo katã le Roma,
siwo nye Mawu ƒe lɔlɔ̃tɔwo kple
[f]ame kɔkɔe, siwo woyɔ la: [g]Ame-
nuveve kple ŋutifafa, si tso Ma-
wu, mía Fofo, kple Aƒetɔ Yesu
Kristo gbɔ la, woana mi!

**Nyanyuie la' enye Mawu ƒe ŋusẽ, eye wònaa agbexɔxɔ trɔ̃subɔlawo hã.**

8 Gbã la mele akpe dam na
Mawunye to Yesu Kristo dzi le
mi katã ta [k]bena, wogblɔa miaƒe
xɔsenya fiana le xexeme blibo la
katã. 9 Elabena [l]nye ɖaseɖilae
nye Mawu, si mesubɔna le [n]nye
gbɔgbɔ me le Via ƒe nyanyuie
la me, alesi nyemedzudzɔa ŋku-
ɖoɖo mia dzi o, 10 eye meɖea
kuku le nye gbedoɖoɖawo me
ɖaasi, abe ɖe wòadze edzi nam
nyuie azɔ le Mawu ƒe lɔlɔ̃nu la
nu bena, mava mia gbɔ gbaɖegbe
mahĩ?[r] 11 Elabena ele dzroyem
vevie bena, makpɔ mi ɖa, bene
matsɔ gbɔgbɔ me nunanaa ɖe ana
mi, ne wòado ŋusẽ mi;[t] 12 eya
nye bene, woafa akɔ nam le mia
dome le xɔse, si nye mia kple
mia tɔ siaa la me.[u] 13 Nɔviwo, nye-
mele didim be, miaganyae o bena,
meɖo tame edziedzi be, mava mia
gbɔ, ke woxe mɔ nam vaseɖe fifi,
bene makpɔ kutsetse le mia do-
me hã, abe alesi mekpɔ le dukɔ
bubuwo dome ene. 14 Helatɔwo
kple Barbaratɔwo, nunyalawo kple
ame manyanuwo katã ƒe fenyila
menye. 15 Ale le gonyeme la
meɖlɔ̃ bena, magblɔ nyanyuie la
afia mi amesiwo le Roma hã. 16
Elabena [y]nyanyuie la mekpea ŋu
nam o, [z]elabena enye Mawu ƒe
ŋusẽ, si naa agbexɔxɔ amesiame,
si xɔna sena la, Yudatɔwo gbã
kple Helatɔwo hã. 17 Elabena
woɖea Mawu ƒe [a]dzɔdzɔenyenye
ɖe go le eya me tso xɔse me
yina xɔse me, [b]abe alesi woŋlɔ

[a] Sam. II. 7, 12; Mat. 22, 42; 9, 5.
[b] Dɔ. 13, 33.
[d] Dɔ. 26, 16-18; ta 15, 18; Gal. 2, 7. 9.
[e] Dɔ. 14, 15-17; 17, 24—28.
[f] Kor. I. 1, 2; Kor. II. 1, 1; Ef. 1, 1.
[g] Mo. IV. 6, 25. 26.
[h] Ps. 19, 2; Heb. 11, 3.
[i] Ef. 4, 18.
[k] 1[6], 19; Tes. I. 1, 8.
[l] Fil. 1, 8.
[n] Yer. 10, 14; Kor. I. 1, 20.
[o] Ef. 1, 16.
[p] Mo. V. 4, 15-19.
[r] Dɔ. 19, 21; ta 15, 23. 32.
[s] Dɔ. 14, 16.
[t] Dɔ. 28, 31.
[u] Pet. II. 1, 1.
[v] Mo. III. 18, 22; 20, 13; Kor. I. 6, 9.
[y] Ps. 119, 46.
[z] Kor. I. 1, 18. 24; Dɔ. 13, 46.
[a] 3, 21. 22.
[b] Xab. 2, 4.

ɖi ene bena: „Ame dzɔdzɔe la
anɔ agbe atso xɔse me.“
18 Elabena woɖe Mawu ƒe dzi-
ku ɖe go tso dziƒo ɖe amegbe-
tɔwo ƒe mawumavɔ̃mavɔ̃ kple ma-
dzɔmadzɔnyenye katã dzi, ame-
siwo xea mɔ na nyateƒe le ma-
dzɔmadzɔnyenye me. 19 Eyata
esi woɖe nusi woate ŋu anya le
Mawu ŋuti la, fia le wo me la;
elabena Mawu ɖee fia wo.[e] 20
Elabena tso xexemewɔwɔ dzi la,
ne wobua tame le eŋuti la, wo-
kpɔa eƒe numanyakpɔ, si nyo eƒe
ŋusẽ mavɔmavɔ kple mawunye-
nye la kɔte le eƒe dɔwɔwɔwo me,
bena taflatsedodoa ɖeke naganɔ
wo si o.[h] 21 Eyata esi wònye wo-
nya Mawu hafi, gake womekafunɛ
abe Mawu ene o, ke boŋ woƒe
tamesusuwo zu yaka, eye [i]woƒe
dzi masenugɔmewo do viviti la.
22 Esime wole edzi bena, nunya-
lawo yewonye la, wozu bometsi-
lawo,[n] 23 eye woɖɔ li Mawu ma-
gblẽmagblẽ la ƒe ŋutikɔkɔe la,
bene wòaɖi ame gbegblẽ kple
xeviwo kple lãfɔnewo kple nuta-
tawo ƒe nɔnɔme.[p]
24 Eyata le woƒe dziwo ƒe nu-
dzodzrowo me la Mawu tsɔ wo
ɖe asi na makɔmakɔnyenye, bene
woado ŋunyɔ woƒe ŋutilãwo le
wo nɔewo dome;[s] 25 amesiwo tsɔ
Mawu ƒe nyateƒe la ɖɔ li aʋatso-
kaka, eye wovɔ̃, eye wosubɔ nu-
wɔwɔ wu wɔla, si wokafuna yi
ɖe mavɔmavɔ me! Amen.
26 Eyaŋuti Mawu tsɔ wo ɖe asi
na ahɔhlɔ̃bɔbɔ yomenɔnɔ; elabena
woƒe nyɔnuwo tsɔ dzɔdzɔme ƒe
kɔnu wɔ nusi mele dzɔdzɔme nu
o; 27 nenema ke woƒe ŋutsuwo
hã gblẽ nyɔnuwo ƒe dzɔdzɔme-
kɔnu ɖi, eye wofiã le woƒe fiẽŋu-
fiẽŋui me ɖe wo nɔewo ŋu, eye
ŋutsu kple ŋutsu wɔ ŋukpena-
nuwo, eye wokpɔ woƒe vodada
ŋuti fetu, si dze wo la, le wo ɖo-
kui ŋu.[v]
28 Eye alesi womebu eŋu bena,
woalé Mawu ƒe sidzedze ɖe asi
o la, nenema Mawu hã tsɔ wo ɖe
asi na tamebubu, si medze o, bene
woawɔ nusiwo medze o; 29 ame-
siwo yɔ taŋ kple madzɔmadzɔ-
nyenye katã: Ahasiwɔwɔ, vɔ̃ɖi-
wɔwɔ, nu tovo wɔwɔ, ŋubiabiã;
eye woyɔ fũ kpakple ŋuʋaʋã,

amewuwu, dzrewɔwɔ, beble, apa-
sa; 30 sakplisalawo, ameŋuzɔla-
wo, amesiwo léa Mawu ɖe fu me,
vlodolawo, dadalawo, adegbe fu-
flu ƒolawo, amesiwo toa nu vɔ̃ɖi
vɛ, amesiwo meɖoa to woƒe dzi-
lawo o, 31 ame masenugɔmewo,
nubabladzidalawo, amesiwo me-
lɔ̃a ame ƒe nya o, amesiwo gbea
avuléle kple ame makpɔnublanui-
wo; 32 amesiwo nya Mawu ƒe
nuɖoanyi dzɔdzɔe la kɔte bena,
amesiwo wɔa nusiawo la, wodze
ku; eye womewɔa nusiawo ɖeɖe-
ko o, hafi boŋ wokpɔa dzidzɔ le
amesiwo wɔnɛ la hã ŋuti.

Yudatɔwo hã nye nuvɔ̃wɔlawo abe trɔ̃subɔlawo ke ene.

2. Eyata taflatsedodoa ɖeke mele
asiwò o, oo ame, amesi ke ƒo-
mevi nènye le ʋɔnu drɔ̃m la! Ela-
bena [e]nusi ke nètsɔna drɔ̃a ʋɔ-
nu ame bubu la, eya ke nètsɔna
bua fɔ ɖokuiwò; elabena wò ame-
si le ʋɔnu drɔ̃m la, wò ŋutɔ èwɔa
nu mawo ke. 2 Ke mienyae bena,
Mawu ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ le nyateƒe
la nu va amesiwo wɔ nenem nu-
siawo la dzi. 3 Ke, oo ame, si
le ʋɔnu drɔ̃m amesiwo wɔa ne-
nem nusiawo, eye wò ŋutɔ nèwɔa
nu mawo ke la, ɖe nèsusuna be-
na, yeate ŋu asi le Mawu ƒe ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ la nu mahã? 4 Alo ɖe
nèdoa vlo Mawu ƒe dɔmenyonyo
kple dzidodo kple dzigbɔgbɔ ble-
wu ƒe agbɔsɔsɔ la, eye mènyae
bena, Mawu ƒe dɔmenyonyo kplɔa
wò yina ɖe dzimetɔtrɔ me o ma-
hã?[h] 5 Ke wò la, le wò dzi sesẽ,
si metrɔ o la nu, nèƒo dziku nu
ƒu ɖi na ɖokuiwò hena dziku ƒe
ŋkeke kpakple Mawu ƒe ʋɔnudɔ-
drɔ̃ dzɔdzɔe ƒe ɖeɖefia la, 6 amesi
aɖo teƒe na amesiame le eƒe dɔ-
wɔwɔwo nu:[k] 7 Amesiwo tsɔa dzi-
dodo le dɔ nyui wɔwɔ me dia
ŋutikɔkɔe kple bubu kple nu ma-
gblẽmagblẽ la, woana agbe mavɔ
wo; 8 ke amesiwo lɔ̃a dzrehehe,
eye womeɖoa to nyateƒe la o, hafi
woɖoa to madzɔmadzɔnyenye boŋ
la, wo tɔ anye dziku kple dɔme-
dzoe:[n] 9 Xaxa kple momenuveve
ava amesiame, si le vɔ̃ wɔm la
ƒe luʋɔ dzi,[o] Yudatɔwo gbã kple
Helatɔwo hã; 10 hafi ŋutikɔkɔe
kple bubu kple ŋutifafa woana
amesiame, si le nu nyui wɔm la,
Yudatɔwo gbã kple Helatɔwo hã.
11 Elabena ameŋkumekpɔkpɔa
ɖeke mele Mawu gbɔ o.[a]
12 Elabena ame alesi nu wɔ
nuvɔ̃ se manɔ wo sii la, woatsrɔ̃
se manɔ wo sii; eye ame alesi nu
wɔ nuvɔ̃, eye se le wo si la, woa-
tsɔ se la adrɔ̃ ʋɔnu wo. 13 Ela-
bena menye amesiwo sea se la,
wonye ame dzɔdzɔewo le Mawu
ƒe ŋku me o, hafi boŋ woatso afia
na amesiwo wɔa se la dzi.[b] 14
Elabena ne trɔ̃subɔla, siwo si se
mele o la, wɔa nusi nye se la tɔ tso
dzɔdzɔ me la, ekema amesiwo si
se mele o la, wonye se na wo ɖo-
kui,[d] 15 abe amesiwo fia bene, wo-
ŋlɔ se la ƒe dɔwɔwɔ ɖe woƒe dzi-
wo me la ene, eye woƒe dzitsinya
hã ɖia ɖase hekpena ɖe eŋu, eye
woƒe tamebubuwo nɔa wo nɔewo
nu tsom, alo wonɔa wo nɔewo
nu ɖem hã,[f] 16 le ŋkeke, si dzi
Mawu adrɔ̃ ʋɔnu amewo ƒe nu
ɣaɣlawo le nye nyanyuie la nu
to Yesu Kristo dzi la dzi.
17 Ke wò la, ne woyɔ wò be
Yudatɔ, eye nèɖoa ŋu ɖe se la
ŋu, eye nèƒo adegbe le Mawu me,
18 eye nènya eƒe lɔlɔ̃nu, eye nèbu
nusi dzɔ kple esi medzɔ o me
kpɔ, esi wofia nu wò le sea me
la, 19 eye nèɖo ŋu ɖe ɖokuiwò
ŋu bena, yee nye ŋkuagbãtɔwo
ƒe mɔfiala kple amesiwo le viviti
me la ƒe kekeli;[g] 20 kple ame ma-
nyanuwo ƒe hela kple ɖeviwo ƒe
nufiala, amesi si sidzedze kple
nyateƒe ƒe nɔnɔme, si le sea me
la, le la, 21 ekem wò amesi fia
nu ame bubuwo la, ɖe mèfia nu
ɖokuiwò oa? Wò amesi ɖe gbe
fã bena, womegafi fi o la, wòe fi
fia?[i] 22 Wò amesi gblɔ bena, wo-
megawɔ ahasi o la, wòe wɔ aha-
sia? Wò amesi nyɔ ŋu trɔ̃wo la,
wòe ha trɔ̃subɔƒenuwo mahã? 23
Wò amesi ƒo adegbe le se la ŋuti
la, wòe doa vlo Mawu to seadzi-
dada mea? 24 Elabena le miawo
ŋuti la wogblɔa busunya ɖe Ma-
wu ƒe ŋkɔ ŋuti le trɔ̃subɔlawo
dome, abe alesi woŋlɔ ɖi ene.[l]
25 Elabena ne èwɔ sea dzi la,
aʋatsotso enye viɖe; hafi nenye
seadzidala nènye la, ekema wò
aʋatsotso zu aʋamatsomatso.[p] 26
Azɔ la, ne aʋamatsomatsotɔ dzra

a Dɔ. 10, 34; Pet. I. 1, 17.
b Mat. 7, 21; Yoh. I. 3, 7.
d Dɔ. 10, 35.
e Mat. 7, 2; Yoh. 8, 7.
f 1, 32.
g Mat. 15, 14.
h Pet. II. 3, 15.
i Ps. 50, 16–21; Mat. 23, 3. 4.
k Mat. 16, 27; Kor. II. 5, 10; Yoh. 5, 29.
l Yes. 52, 5; Xez. 36, 20.
n Tes. II. 1, 8.
o 1, 16; 3, 9.
p Yer. 4, 4; 9, 24. 25.

se la ƒe nuḍoanyi dzɔdzɔewo ḍo
la, womabu eƒe aʋamatsomatso
la aʋatsotso nɛ o mahã?[b] 27 Eye
amesi nye aʋamatsomatsotɔ tso
dzɔdzɔ me, gake wòwu sea nu
la, adrɔ̃ ʋɔnu wò amesi wònye
agbalẽŋlɔdzesi kple aʋatsotso li
na wò hafi, gake nèḍa se la dzi.
28 Elabena menye amesi ke nye
Yudatɔ le gota la, enye Yudatɔ
o, eye menye nusi ke le gota le
ŋutilã ŋu la, enye aʋatsotso o;[c]
29 hafi amesi nye Yudatɔ le ɣa-
ɣla me la, eya boŋ enye Yudatɔ,
eye [g]dzimeʋatsotso le gbɔgbɔ
me, menye le agbalẽŋlɔdzesi nu
o la, eyae nye aʋatsotso; amesi
ƒe kafukafu metso amewo gbɔ o,
ke tso Mawu gbɔ boŋ.

Amewo katã nye nuvɔ̃wɔlawo, eye woatso afia na wo to xɔse me ko.

**3.** Azɔ la, nukae nye Yudatɔ ƒe
nu nyui, si ƒo ta la, alo nu-
kae nye aʋatsotso ƒe viḍea? 2
Nu geḍe le go sia go me; gbã
wotsɔ Mawu ƒenyawo ḍe wo si.[n]
3 Elabena ne amea ḍewo mewɔ
nuteƒe o la, nukae? Alo ḍe woƒe
nuteƒemawɔmawɔ aḍe Mawu ƒe
nuteƒetɔnyenye ḍa mahã?[r] 4 Gbe-
ḍe! Hafi nenɔ ale: Mawu nye
nyateƒetɔ, [s]ke amesiame aʋatso-
kalae, abe alesi [t]woŋlɔ ḍi ene
bena: „Bene woatso afia na wò
le wò nyawo me, eye bene naḍu
dzi, ne wodrɔ̃ ʋɔnu wò.“ 5 Ke
ne miaƒe madzɔmadzɔnyenye ḍe
Mawu ƒe dzɔdzɔenyenye ḍe go
fia la, nuka gblɔ ge míala? Ñe
Mawu fia dziku la, ḍe etɔ me-
dzɔ oa? Meƒo nu abe ame ene.
6 Gbeḍe! Elabena ekema aleke
Mawu ladrɔ̃ ʋɔnu xexeamee ma?
7 Ke ne Mawu ƒe nyateƒea zu ɣã
wu to nye aʋatsokaka me henɔ
eƒe ŋutikɔkɔe la, nukaŋuti woa-
drɔ̃ ʋɔnu nye hã abe nuvɔ̃wɔla
ene mahã? 8 Eye nukaŋuti mia-
wo, abe alesi wodoa vlo mi, eye
abe alesi amea ḍewo dea aḍe nu
me na mi be, miegblɔna bena:
„Mina míawɔ nuvɔ̃, bena nu nyui
nava“ ene o boŋ mahã? Ame-
siawo ƒe fɔbubu edzɔ.[b]
9 Azɔ la, aleke wòle? Ɖe mía
tɔ ƒo ame bubuwo tɔ ta mahã?
O, mele nenema kura o; [d]elabe-
na míetso Yudatɔwo kple Hela-

tɔwo nu da ḍi bena, wo katã
wole nuvɔ̃a te, 10 alesi [a]woŋlɔ
ḍi bena: „Ame dzɔdzɔea ḍeke
meli o, ḍeka hɔ̃ meli o. 11 Amea
ḍeke meli, si nya nu o, amea ḍe-
ke meli, si biaa Mawu ta sena o!
12 Wo keŋ wote ḍe aga, wo katã
tim wogblẽ. Amea ḍeke meli,
si wɔa nu nyui o, ḍeka hɔ̃ hã
meli o. 13 Yɔdo, [d]si le nuvo la,
enye woƒe ve me, woƒe aḍewo
gblɔa nya vivi ŋaneŋane; [f]ƒliwo
ƒe aḍi le woƒe nuyiwo me; 14 fi-
ƒode kple veve heliheli yɔ woƒe
nu me fũ.[h] 15 Woƒe afɔwo ḍe
abla, be woakɔ ʋu ḍe anyi;[i] 16
gbegblẽ kple dzɔgbevɔ̃e le woƒe
mɔwo dzi; 17 eye womenya ŋuti-
fafamɔ la o. 18 Mawuvɔvɔ̃a ḍeke
metso ga ḍe ŋku me na wo o.“[k]
19 Ke mienyae bena, nusianu, si
se la le gbɔgblɔm la, etonɛ na
amesiwo le se la me, [l]bene ame-
siame ƒe nu natsi te, eye xexe-
me blibo la katã nazu fɔdila na
Mawu. 20 Elabena to se la ƒe
dɔwɔwɔwo me la womatso afia
na [o]ŋutilãa ḍeke le eƒe ŋku me
o; [p]elabena se la me nuvɔ̃ ƒe si-
dzedze dzɔ tso.
21 Ke azɔ la se la manɔmee
woḍe Mawu ƒe dzɔdzɔenyenye
hefia, esi ŋuti se la kple nyagblɔ-
ḍilawo ḍi ḍase le,[u] 22 esi nye
Mawu ƒe dzɔdzɔenyenye, si toa
Yesu Kristo dzixɔxɔse me vana
na amesiwo katã xɔna sena la.
Elabena vovototoa ḍeke meli o;
23 elabena wo [v]katã wɔ nuvɔ̃,
[y]eye Mawu ƒe ŋutikɔkɔe hiã wo
tim, 24 eye wotso afia na wo faa
le eƒe amenuveve me to fexexe-
ḍeta, si nye Kristo Yesu tɔ la
me,[z] 25 amesi Mawu [a]ḍe avulènu
to xɔse me le eƒe ʋu la me, be-
ne yeaḍe eƒe dzɔdzɔenyenye afia,
le esi wòŋe aḍaba ƒu nuvɔ̃, siwo
wowɔ tsã la dzi, le esime Mawu
do dzi la ŋuti, 26 bena yeaḍe eƒe
dzɔdzɔenyenye afia le ɣeyiɣi sia
me, bene eya nanye dzɔdzɔetɔ
kple amesi tsoa afia na amesi si
Yesu dzixɔse le.
27 Azɔ la, afika adegbeƒoƒo le
mahã? Wodee ḍe aga. To se
ka ƒomevi mea? Ɖe dɔwɔwɔwo
tɔe loo? Gbeḍe! Hafi to xɔse ƒe
se la me boŋ.[c] 28 Eyata míebu-
na bena, wotsoa afia na ame to

[a] Ps. 14, 1–3; 53, 2–4.
[b] Gal. 5, 6.
[d] Ps. 5, 10.
[e] Yoh. 8, 39.
[f] Ps. 140, 4.
[g] Mo. V. 30, 6; Kol. 2, 11.
[h] Ps. 10, 7.
[i] Yes. 59, 7. 8.
[k] Ps. 36, 2.
[l] 2, 12; Gal. 3, 22.
[n] 9, 3; Mo. V. 4, 7. 8; Ps. 147, 19. 20.
[o] Ps. 143, 2; Gal. 2, 16.
[p] 7, 7.
[r] 9, 6; 11, 29; Tim. II. 2, 13.
[s] Ps. 116, 11.
[t] Ps. 51, 6.
[u] Dɔ. 10, 43.
[v] kp. 3, 19.
[y] 5, 2.
[z] 5, 1; Ef. 2, 8.
[a] Heb. 4, 16; Mo. III. 16, 12–15.
[b] 6, 1. 2.
[d] 1, 18–2, 24.
[e] Kor. I. 1, 29. 31.

xɔse me, se la ƒe dɔwɔwɔwo ma-
nɔmee.[c] 29 Alo ɖe Mawu nye Yu-
datɔwo ɖeɖeko tɔ, eye menye
trɔ̃subɔlawo tɔ hã oa? E, trɔ̃su-
bɔlawo tɔ hã wònye;[b] 30 elabena
Mawu ɖekae nye [d]amesi tso afia
na aʋatsotsotɔwo tso xɔse me
kple aʋamatsomatsotɔwo tso xɔ-
se me. 31 Ekem ɖe mietsɔ xɔse
la tu se la mahã? Gbeɖe! [f]Ke
mietsɔ se la tu tsitre boŋ.

Abraham ƒe kpɔɖeŋu kple Dawid ƒe dasediɖi le kpe dom edzi bena, woatso afia na ame to xɔse me.

**4.** Azɔ nuka gblɔ ge miala be,
mia tɔgbui Abraham kpɔ le
ŋutilã nua? 2 Elabena nenye wo-
tso afia na Abraham tso dɔwɔ-
wɔwo me la, nane le esi, si ŋuti
wòaƒo adegbe le, gake menye le
Mawu gbɔ o. 3 Elabena nuka
[h]ŋɔŋlɔa gblɔna? „Abraham xɔ
Mawu dzi se, eye wobui dzɔdzɔe-
nyenye nɛ.“ 4 Ke amesi le dɔ
wɔm la, womebua fetua nɛ abe
amenuvevenu ene o, ke boŋ abe
nusi dzee ene.[k] 5 Ke amesi mele
dɔ wɔm o, hafi wòxɔa amesi tso
afia na ame mavɔ̃mawu la dzi
sena la, wobua eƒe xɔse dzɔdzɔe-
nyenye nɛ; 6 abe alesi Dawid hã
gblɔ yayranya na amesi Mawu
bua dzɔdzɔenyenye na dɔwɔwɔ-
wo manɔsii la ene [n]bena: 7 Woa-
yra amesiwo wotsɔ woƒe dzida-
dawo ke wo la, kple amesiwo
wotsyɔ nu woƒe nuvɔ̃wo dzi la;
8 woayra ŋutsu, si Afetɔ la me-
bua eƒe nuvɔ̃ nɛ o la.“
9 Azɔ la ɖe yayranyagbɔgblɔ
sia va aʋatsotsoa dzi loo, alo aʋa-
matsomatso hã dzi mahã? Ela-
bena miegblɔna bena: Xɔse la
wotsɔ bu dzɔdzɔenyenye na A-
braham. 10 Azɔ la aleke wobui
nɛ? Ɖe esime wotso aʋa nɛ loo,
alo esime wometso aʋa nɛ haɖe
o mahã? Menye esime wotso aʋa
nɛ o, ke esime wometso aʋa nɛ
haɖe o boŋ. 11 Eye wòxɔ aʋa-
tsotso ƒe dzesi, si nye xɔse, si le
esi le aʋamatsomatso me la, ƒe
[u]dzɔdzɔenyenye ƒe nutrenu, bene
wòanye fofo na amesiwo katã
xɔna sena le aʋamatsomatso me
la, bene woabui dzɔdzɔenyenye
na woawo hã, 12 bene wòanye
fofo na aʋatsotsotɔwo hã, [y]ame-
siwo metso aʋatsotso me ɖeɖeko

a Gal. 2, 16.
b 10, 12.
d 4, 11. 12.
e Mo. I. 18, 18; 22, 17. 18.
f kp. 21; 4, 3; 8, 4; Mat. 5, 17.
g 3, 20; 5, 13; 7, 8. 10.
h Mo. I. 15, 6; Gal. 3, 6.
i Mo. I. 17, 5.
k 11, 6; Mat. 20, 7. 14.
l Mo. I. 15, 5.
n Ps. 32, 1. 2.
o Mo. I. 17, 17.
p Heb. 11, 7. 11.
r kp. 3.
s 15, 4.
t Yes. 53, 4. 5.
u Mo. I. 17, 10. 11.
v Kor. I. 15, 17.
y Mat. 3, 9.
z 3, 24. 28; 4, 24.
a Yes. 53, 5.

o, hafi amesiwo zɔna le mia fofo
Abraham ƒe xɔse, si le esi le
aʋamatsomatso me la ƒe afɔtoƒe-
wo me la boŋ.
13 Elabena menye se la me
[e]ŋugbedodo, si wodo na Abraham
alo eƒe ƒome bena, wòanye xexe-
me ƒe domenyila la, to va o, ke
boŋ eto xɔse ƒe dzɔdzɔenyenye
me va. 14 Elabena nenye ame-
siwo tso sea me la, wonye dome-
nyilawo la, ekema xɔse la zu
gbɔlo, eye woɖe ŋugbedodo la
ɖa. 15 Elabena se la hea dziku
vɛ; gake afisi se mele o la, dzi-
dada hã meli o.[g] 16 Eyata xɔse
me wòtso, bene wòanye le ame-
nuveve nu, bene ŋugbedodo nali
zã na ƒome sia ƒome, menye ame-
siwo tso sea me ɖeɖeko o, hafi
amesiwo tso Abraham ƒe xɔse me
hã, amesi nye mi katã mia fofo
la, 17 [i]abe alesi woŋlɔ ɖi ene be-
na: „Meɖo wò dukɔ geɖewo fofo“
le Mawu, si dzi nèxɔ se ƒe ŋku
me, amesi gagbɔa agbe ame ku-
kuwo, eye wòyɔa nusiwo meli o,
abe nusiwo li la ene; 18 amesi
le esime mɔkpɔkpɔa ɖeke megali
o la, wòkpɔ mɔ le xɔse me, bene
wòatrɔ zu dukɔ geɖewo fofo, abe
alesi wogblɔ nɛ ene bena: [l]„Ne-
nema lanye wò ƒome.“ 19 Eye
megbɔdzɔ le xɔse me o, mebu
ye ŋutɔ ƒe ŋutilã, si ku xoxo la,
esi wòxɔ ƒe, si anɔ ƒe alafa, kple
Sara ƒe vidzidɔ, si ku la o;[o] 20
eye meke ɖi le Mawu ƒe ŋugbe-
dodo la ŋuti le dzimaxɔse me hã
o, hafi esẽ ŋu le xɔse me boŋ, eye
wòtsɔ bubu na Mawu,[p] 21 eye wò-
kpɔ kakaɖedzi blibo bena, nusi ke
ŋugbe wòdo la, ate ŋu awɔe hã. 22
Eyata wobui dzɔdzɔenyenye nɛ.[r]
23 Gake menye eya ɖeɖeko ta
woŋlɔe ɖi ɖo bena, wobui nɛ o;[s]
24 ke miawo hã tae, mi amesiwo
woava abui na, mi amesiwo xɔa
amesi fɔ Yesu, mia Afetɔ, ɖe tsi
tre tso ame kukuwo dome la dzi
sena, 25 amesi wotsɔ hena le
miaƒe [t]vodadawo ŋuti, eye wofɔe
ɖe tsitre le [v]afiatsotso na mí ta.

Dzɔdzɔenyenye, si tso xɔse me ƒe kutsetsewo. Abe alesi nuvɔ̃ kple ku to Adam dzi va ame-wo katã dzi la, nenema ke dzɔdzɔenyenye kple agbe va na amewo katã to Kristo dzi.

**5.** Azɔ la esi [z]wotso afia na mí
tso xɔse me la, [a]ŋutifafa le

mia kple Mawu dome to mia Afe-
tɔ Yesu Kristo dzi, 2 amesi me
míekpɔa [a]mɔnu hã le le xɔse me
heyina ḍe amenuveve sia gbɔ, si
me mietsia tre ḍo la, eye miefoa
adegbe le Mawu ƒe ŋutikɔkɔe ƒe
mɔkpɔkpɔ la ŋuti. 3 Ke menye
esia ḍeḍekoe o, hafi [b]míeƒoa ade-
gbe le xaxawo me hã, esi mie-
nyae bena, xaxa dzia dzidodo; 4
ke dzidodo dzia kelili, ke kelili
dzia mɔkpɔkpɔ; 5 ke [d]mɔkpɔkpɔ
menana ŋu kpea ame o, elabena
wotrɔ Mawu ƒe lɔlɔ̃ la kɔ ḍe mia-
ƒe dziwo me to Gbɔgbɔ kɔkɔe,
si wona mí la dzi. 6 Elabena Kri-
sto gɔ̃ hã, esime mieganye gbɔ-
dzɔgbɔdzɔtɔwo la, eku ḍe ame
mavɔ̃mawuwo ta le azãgbe, si
woḍo ḍi la me. 7 Elabena bebli
hafi amea ḍe aku ḍe ame dzɔ-
dzɔea ḍe ta; ame nyui la, ḍewohĩ
amea ḍe ado dzi aku ḍe eta. 8
Ke Mawu ḍe ye ŋutɔ ƒe lɔlɔ̃, si
wòtsɔ lɔ̃ mí la fia bena, esime
mieganye nuvɔ̃wɔlawo la, Kristo
ku ḍe mía ta.[h] 9 Azɔ la, esi wo-
tso afia na mí to eƒe ʋu me ŋuti
la, woaxɔ mí geḍe awu tso [i]dzi-
ku la me to eyama me. 10 Ela-
bena ne wolé avu le mía kple
Mawu dome to Via ƒe ku me, esi-
me mienye [k]ketɔwo la, woaxɔ mí
geḍe awu to eƒe agbe me, esime
wolé avu na mí megbe la. 11 Ke
menye esia ḍeḍekoe o, hafi míele
adegbe ƒom le Mawu me hã to
mia Afetɔ Yesu Kristo dzi, amesi
me míekpɔ avuléle le azɔ.
12 Esiaŋuti alesi to ame ḍeka
dzi nuvɔ̃ la va xexeame, eye to
nuvɔ̃ me ku la va, eye nenema
ku la va to amewo katã dzi yi,
esi wo katã wɔ nuvɔ̃ ŋuti la;[o] 13
elabena vaseḍe seḍeḍeŋɔli ke nu-
vɔ̃ le xexeame, [p]gake ne se meli
o la, womebua nuvɔ̃ o; 14 gake
ku la ḍu fia tso [s]Adam dzi vase-
ḍe Mose dzi ḍe amesiwo mewɔ
nuvɔ̃, si sɔ kple Adam ƒe dzida-
da o la dzi, amesi nye amesi
gbɔna la ƒe kpɔḍeŋu la. 15 Gake
menye sigbe alesi vodada li la,
nenema ke nye amenuvevenuna-
na hã o; elabena nenye ame ḍeka
ƒe vodada ŋuti ame geḍewo ku
ḍo la, ekema Mawu ƒe amenuve-
ve kple nunana, si le Yesu Kristo,
ame ḍeka ƒe amenuveve me la.
sɔ gbɔ geḍe wu hegbã go ḍe ame
geḍewo dzi. 16 Eye menye alesi
to ame ḍeka, si wɔ nuvɔ̃ la dzi,
nunana la va ḍo o; elabena ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ la tso ame ḍeka me zu
fɔbubu, ke amenuvevenunana la
tso ame geḍewo ƒe vodadawo me
zu afiatsotsoname. 17 Elabena
nenye to ame ḍeka ƒe vodada me
ku la ḍu fia to ame ḍeka dzi la,
ekema amesiwo xɔ dzɔdzɔenye-
nye ƒe amenuveve kple nunana
ƒe agbɔsɔsɔ la, woaḍu fia geḍe
awu le agbe me to Yesu Kristo
ḍeka dzi. 18 Eyata azɔ alesi to
vodada ḍeka me fɔbubu va ame-
wo katã dzi la, nenema ke to nu
dzɔdzɔe wɔwɔ ḍeka me agbe ƒe
afiatsotsoname hã va amewo ka-
tã dzi.[e] 19 Elabena alesi to ame
ḍeka ƒe tomaḍomaḍo me wowɔ
ame geḍewo zu nuvɔ̃wɔlawo la,
nenema ke to ame ḍeka ƒe to-
ḍoḍo me hã woawɔ ame geḍewo
woazu [f]ame dzɔdzɔewo. 20 Ke
[g]se la va tra ḍe eme, bene voda-
da la nasɔ gbɔ ḍe dzi; ke afisi
nuvɔ̃ la sɔ gbɔ le la, amenuveve
la sɔ gbɔ geḍe wu, 21 bene alesi
ke nuvɔ̃ la ḍu fia ḍe ku me la,
nenema ke amenuveve la hã na-
ḍu fia to dzɔdzɔenyenye me hena
agbe mavɔ to Yesu Kristo, mia
Afetɔ dzi.[l]

Ŋutikɔklɔ kple tododo yeye nye dzɔdzɔenyenye tso xɔse me ƒe kutsetsewo.

6. Azɔ nuka gblɔ ge miala? Alo
ḍe miaganɔ nuvɔ̃ me, bene
amenuveve la nasɔ gbɔ ḍe dzia?[n]
2 Gbeḍe! Aleke gɔ̃ mí amesiwo
ku na nuvɔ̃ la, miaganɔ agbe le
eme mahã? 3 Alo ḍe mienya be-
na, mí amesiwo katã wode ma-
wutsi ta na ḍe Kristo Yesu me
la, ḍe eƒe ku me wode mawu-
tsi ta na mí ḍo o mahã?[r] 4 Eya-
ŋuti esi wode mawutsi ta na mí
ḍe eƒe ku me la, woḍi mí kpa-
kplii, bene abe alesi wofɔ Kristo
ḍe tsitre tso ame kukuwo dome
to Fofoa ƒe ŋutikɔkɔe me ene la,
nenema ke miawo hã miazɔ le
agbe ƒe yeyenyenye me.[t] 5 Ela-
bena ne miezu ḍeka kplii hena
sɔsɔ kplii le eƒe ku me la, eke-
ma miasɔ kplii le eƒe tsitretsitsi
hã me;[u] 6 esi míenya esia bena,
woklã miaƒe ame xoxo la ḍe ati-

a Ef. 2, 12.
b Yak. 1, 2. 3.
d Heb. 6, 18. 19.
e Kor. I. 15, 22.
f Yes. 53, 11.
g 4, 15; 7, 8; Gal. 3, 19.
h Yoh. 3, 16; Yoh. I. 4, 10.
i 1, 18; 2, 5. 8.
k 8, 7.
l 6, 23.
n 3, 5–8.
o Mo. I. 2, 17; 3, 19; ta 6, 23.
p 4, 15.
r Gal. 3, 27.
s Kor. I. 15, 21. 22. 45. 55.
t Pet. I. 3, 21; Kol. 2, 12.
u Fil. 2, 10. 11.

tsoga ŋu kplii, bene woaɖe nuvɔ̃-
ŋutilã ɖa, bene miagasubɔ nuvɔ̃
akpɔ o.[a] 7 Elabena amesi ke ku
la, wotso afia nɛ, ɖee tso nuvɔ̃
me. 8 Ke ne mia [d]kple Kristo
mieku la, miexɔe se bena, mia
kplii mianɔ agbe hã; 9 elabena
mienyae bena, Kristo, si wofɔ ɖe
tsitre tso ame kukuwo dome la,
megale kuku ge akpɔ o; ku me-
gale edzi ɖu ge akpɔ o. 10 Ela-
bena esi wòku la, eku na nuvɔ̃
zi ɖeka hɔ̃ ko [g]ɖe ɣeyiɣiawo ka-
tã nu; ke esi wòle agbe la, ele
agbe na Mawu. 11 Nenema ke
miawo hã mibu mia ɖokui ame
kukuwo na nuvɔ̃ la, ke ame gba-
gbewo na Mawu le Kristo Yesu,
mía Afetɔ la me.[i] 12 Eyata mi-
gana nuvɔ̃ la naɖu fia ɖe miaƒe
ŋutilã, si le kuku ge la dzi, bena
miaɖo to eƒe nudzodzrowo o.[k] 13
Eye migatsɔ mia ŋutinuwo wɔ
madzɔmadzɔnyenye ƒe aʋawɔnu-
wo na nuvɔ̃ la o; ke mitsɔ mia
ɖokui ɖo anyi na Mawu, abe ame-
siwo wogbɔ agbe tso ame kuku-
wo dome ene, eye mitsɔ miaƒe
ŋutinuwo wɔ dzɔdzɔenyenye ƒe
aʋawɔnuwo na Mawu boŋ.[l] 14
Elabena nuvɔ̃ maɖu fia ɖe mia
dzi o, elabena miegale se la te o,
ke boŋ amenuveve la te miele.[n]
15 Ekem aleke wòle? Esi mie-
gale se la te o, hafi [o]amenuveve
la te boŋ miele ŋuti la, miaganɔ
nuvɔ̃wɔwɔ dzi mahã? Gbeɖe! 16
Ɖe mienyae bena, amesi mietsɔ
mia ɖokui wɔ kluvi na, bene mia-
ɖo toe la, miezu amesi mieɖoa
toe la ƒe kluviwo, eɖanye nuvɔ̃
tɔ hena ku o alo toɖoɖo tɔ hena
dzɔdzɔenyenye o mahã?[s] 17 Ke
woada akpe na Mawu bena, mie-
nye nuvɔ̃ ƒe kluviwo tsã, ke azɔ
la tso dzi me mieɖoa to nufiafia
ƒe nɔnɔme, si wotsɔ mi de asi na
la. 18 Ke esi woxɔ mi tso nuvɔ̃
si hewɔ ablɔɖeviwoe la, wotsɔ mi
wɔ dzɔdzɔenyenye ƒe kluviwoe.[y]
19 Meƒo nu alesi ame ƒoa nu le
miaƒe ŋutilã ƒe gbɔdzɔgbɔdzɔ ŋuti.
Elabena sigbe alesi mietsɔ miaƒe
ŋutinuwo wɔ makɔmakɔnyenye
kple sedzimawɔmawɔ ƒe kluviwoe
hena sedzidada la, nenema ke azɔ
mitsɔ miaƒe ŋutinuwo wɔ dzɔdzɔe-
nyenye ƒe kluviwo hena kɔkɔe-
nyenye. 20 Elabena esime mie-

a Gal. 5, 24.
b Xez. 16, 61.
d kp. 4.
e 8, 6. 13.
f Pet. I. 1, 9.
g Heb. 9, 26-28.
h 5, 12.
i Pet. 2, 24; Kor. II. 5, 15.
k Mo. 1. 4, 7.
l 12, 1.
n Yoh. I. 3, 6.
o 5, 17. 21.
p Kol. 2, 14.
r kp. 7—25.
s Yoh. 8, 34.
t 6, 21.
u 8, 1. 2.
v 6, 2. 4.
y Yoh. 8, 32.
z Mo. 11. 26, 17.
a kp. 11; 5, 13.

nye nuvɔ̃ ƒe kluviwo tsã la, mie-
vo tso dzɔdzɔenyenye si me. 21
Ekema kutsetse kae nɔ mia si le
ɣemaɣi mahã? Kutsetse, [b]siwo
kpea ŋu na mi azɔ; elabena nu
kemawo ƒe nuwuwu enye [e]ku. 22
Ke azɔ, esi woxɔ mi tso nuvɔ̃ si
hewɔ ablɔɖeviwoe, eye gake wo-
wɔ mi Mawu ƒe kluviwoe la, mie-
kpɔ miaƒe kutsetse hena kɔkɔe-
nyenye: ke [f]nuwuwu la enye agbe
mavɔ. 23 Elabena nuvɔ̃ la ƒe fe-
tue nye ku; ke Mawu ƒe amenu-
vevenunana la enye agbe mavɔ
le Kristo Yesu, mía Afetɔ me.[h]

Dzɔdzɔenyenye tso xɔse me ɖea ame tsoa se la te, eye wòɖoa ame be, wòaɖo to Kristo.

7 Alo nɔviwo, elabena mele nu
ƒom na amesiwo nya se la,
ɖe mienyae bena, se la ɖua fia
ɖe ame dzi le eƒe agbenɔɣi blibo
la katã o mahã? 2 Elabena nyɔ-
nu srɔ̃tɔ la, ŋkeke alesi srɔ̃ŋu-
tsua le agbe la, se blae ɖe eŋuti;
ke ne srɔ̃ŋutsua ku la, wotui tso
se, si blae ɖe srɔ̃ŋutsua ŋuti la
me. 3 Eyata azɔ, ne ezu ame
bubu srɔ̃, esime srɔ̃ŋutsua gale
agbe la, woayɔe be ahasiwɔla;
gake ne srɔ̃ŋutsua ku la, evo tso
se la me, eye ne ezu ame bubu
srɔ̃ la, meganye ahasiwɔla o. 4
Nɔvinyewo, nenema ke miawo hã
[p]mieku na se la to Kristo ƒe ŋu-
tilã me, bene miazu ame bubu,
si wofɔ ɖe tsitre tso ame kuku-
wo dome la tɔ, bene miatse ku
na Mawu. 5 Elabena esime miele
ŋutilã me la, [r]nuvɔ̃wo ƒe nudzo-
dzro wuamenu, siwo dzɔ tso sea
me la, sẽ ŋu ŋutɔ le miaƒe ŋuti-
nuwo me, bene [t]míatse ku na ku;
6 ke [u]azɔ la wotu mí tso se la
me,[v] elabena míeku na nusi lé mí
ɖe asi, bene míasubɔ le Gbɔgbɔ ƒe
yeyenyenye me, menye le agba-
lẽŋlɔɖzesi ƒe xoxonyenye me o.
7 Azɔ nuka gblɔ ge miala? Ɖe
se la nye nuvɔ̃a? Gbeɖe! Gake
nyemedze si nuvɔ̃ la o, negbe to
sea me ko; elabena nyemenya
ŋubiabiã la hã o, [z]ne menye se
la mee wogblɔ le o be: „Mega-
biã ŋu o!“ 8 Ke esi [a]nuvɔ̃ la kpɔ
mɔ to sedede me la, eho ŋubia-
biãwo katã ɖe dzi le menye; ela-
bena ne se meli o la, nuvɔ̃ ku.

9 Ke nye la menɔ agbe semanɔ-
sitɔe tsã; ke esi sedede va la,
nuvɔ̃ la gbɔ agbe, 10 ke nye la
[a]meku, eye wokpɔe bena, se, [b]si
wode hena agbe la, eya ke zu ku
nam. 11 Elabena esi nuvɔ̃ la kpɔ
mɔ to sedede me la, [f]eblem, eye
wòtsɔ eya ke hewum. 12 Evɔ la
se la le kɔkɔe, eye sedede la le
kɔkɔe, le dzɔdzɔe, eye wònyo.[k] 13
Ekem ɖe nu nyui la zu ku na-
ma? Gbeɖe! Hafi nuvɔ̃ la boŋ
ye, bene wòadze ʃã abe nuvɔ̃ ene,
tsɔ nu nyui la wɔ ku nam, bene
nuvɔ̃ la navɔ̃ɖi ɖe dzi ŋutɔ to
sedede la me."

Ame la ʃe viʋli vevie le gota kple ememe siaa.

14 Elabena míenyae bena, se
la nye gbɔgbɔmenu, ke nye la
[p]ŋutilãme menye, wotsɔm ʃle ɖe
nuvɔ̃ ʃe ŋusẽ te. 15 Elabena nu-
si ke mewɔna la, nyemenyae o;
elabena menye nusi melɔ̃na la,
mewɔna o, ke nusi meléa fu la,
eya ke mewɔna. 16 Ke ne nusi
ke nyemelɔ̃na o lae mewɔna la,
[r]ekema melɔ̃a sea dzi bena, enyo.
17 Ke azɔ meganye nyee le esia
wɔm o, negbe nuvɔ̃, si le menye
lae. 18 Elabena menyae bena, le
menye -- egɔmee nye: Le nye ŋu-
tilã me la — [t]nu nyuia ɖeke me-
nɔa anyi o; elabena nu nyui lɔlɔ̃
la le asinye, ke nu nyui wɔwɔ la
nyemekpɔ wɔe kura o. 19 Ela-
bena menye nu nyui, si melɔ̃na
la, mewɔna o, ke nuvɔ̃, si nye-
melɔ̃na o la, eya ke mewɔna boŋ.
20 Ke ne mewɔ nusi nyemelɔ̃na
o la, ekema meganye nyee le esia
wɔm o, negbe nuvɔ̃, si le menye
boŋ. 21 Eyata azɔ mekpɔ se sia
bena, esime melɔ̃na bena, mawɔ
nu nyui la, nuvɔ̃ la lé ɖe ŋutinye.
22 Elabena mekpɔa dzidzɔ le Ma-
wu ʃe se la ŋuti le ememe la go-
me; 23 ke mekpɔ se bubu, si le
aʋa wɔm kple se, si le nye nya-
sã me la, le nye ŋutinuwo me,
eye wòlém aboyo le nuvɔ̃ ʃe se,
si le nye ŋutinuwo me la me.[u]
24 O, nye nublanuitɔ! Amekae
aɖem tso kuŋutilã si me mahã?
25 Meda [y]akpe na Mawu to Yesu
Kristo, mia Aʃetɔ, la dzi! Eyata
azɔ nye ɖeka ma ke metsɔa nyasã
la subɔa Mawu ʃe se la, ke metsɔa
ŋutilã la subɔa nuvɔ̃ ʃe se lae.

[a] Yak. 1, 15.
[b] Mo. III. 18, 5.
[d] kp. 31—39.
[e] kp. 4.
[f] Heb. 3, 13.
[g] 3, 27.
[h] Tim. I. 1, 8.
[i] 7, 23. 24.
[k] Dɔ. 13, 38; 15, 10.
[l] Heb. 2, 17.
[n] 5, 20.
[o] Gal. 5, 16. 25.
[p] kp. 18; Yoh. 3, 6.
[r] kp. 12.
[s] Yak. 4, 4.
[t] Mo. I. 6, 5; 8, 21.
[u] Gal. 5, 17.
[v] 6, 7. 18.
[y] Kor. I. 15, 57.
[z] Gal. 6, 8; Ef. 4, 22—24.

Fɔbubu mele na xɔsetɔwo o; woʃe zɔzɔ le Gbɔgbɔ me. Le fukpekpe me hã viɖuɖu kple mɔkpɔkpɔ nyui le wo si.

8. [d]Eyata azɔ fɔbubua ɖeke meli
na amesiwo le Kristo Yesu
me la o, [e]amesiwo mezɔna le ŋu-
tilã nu o, negbe le Gbɔgbɔ nu.
2 Elabena Gbɔgbɔ, si nye agbe,
si le Kristo Yesu me la, ʃe [g]se
la xɔm tso nuvɔ̃ kple ku ʃe [i]se
la si. 3 Elabena nusi [k]se la mete
ŋu wɔ o, esime wògbɔdzɔ to ŋu-
tilã me la, Mawu wɔe, eye wòdɔ
ye ŋutɔ Via ɖo ɖa le nuvɔ̃ŋutilã
ʃe [l]sɔsɔ me, eye le nuvɔ̃ ŋuti
wòdɔe ɖa ɖo, eye wòbu fɔ nuvɔ̃
la le ŋutilã me, 4 bene woawu
sea ʃe dzɔdzɔenyenye la nu le
mí, [o]amesiwo mezɔna le ŋutilã nu
o, negbe le Gbɔgbɔ nu ko la me.
5 Elabena amesiwo nɔa anyi le
ŋutilã nu la, ŋutilã ʃe nuwo wo-
dina; ke amesiwo nɔa anyi le
Gbɔgbɔ nu la, gbɔgbɔ me nuwo
wodina. 6 Elabena ŋutilãnudidi
la enye ku, ke gbɔgbɔnudidi la
enye agbe kple ŋutifafa; 7 eyata
esi ŋutilãnudidi enye adikã ɖe
Mawu ŋuti, elabena mebɔbɔa edo-
kui ɖe Mawu ʃe se la te o, eye
metea ŋui hã o.[s] 8 Ke amesiwo
nɔa anyi le ŋutilã me la, womate
ŋu adze Mawu ŋu o. 9 Ke mia-
wo la mienɔa anyi le ŋutilã me
o, negbe le Gbɔgbɔ me, ne ele
nenema bena, Mawu ʃe Gbɔgbɔ
nɔa mia me la. Ke ne Kristo ʃe
Gbɔgbɔ mele amea ɖe me o la,
eya menye etɔ o. 10 Ke ne Kri-
sto le mia me la, ekema ŋutilã
la ku le nuvɔ̃ ta, gake gbɔgbɔ
la enye agbe le dzɔdzɔenyenye
ŋuti. 11 Ke ne amesi fɔ Yesu
ɖe tsitre tso ame kukuwo dome
la, ʃe Gbɔgbɔ nɔ mia me la, eke-
ma amesi fɔ Kristo ɖe tsitre tso
ame kukuwo dome la, agbɔ agbe
miaʃe ŋutilã, siwo le kuku ge la,
hã le eʃe Gbɔgbɔ, si nɔ mia me
la ŋuti.

12 Eyata azɔ nɔviwo, fenyila-
wo mienye, menye ŋutilã si mie-
nyi fe le, bene mianɔ agbe le
ŋutilã nu o;[v] 13 elabena ne mianɔ
agbe le ŋutilã nu la, miele kuku
ge; ke ne mietsɔ Gbɔgbɔ wu ŋu-
tilã ʃenuwɔwɔwo la, miakpɔ agbe.[z]
14 Elabena ame alesi nu Mawu
ʃe Gbɔgbɔ kplɔna la, woawo la

mawuviwo wonye. 15 Elabena
miexɔ kluvlgbɔgbɔ, bene miaga-
nɔ vɔvɔ̃m o; ke vlnyenyegbɔgbɔ
la boŋ miexɔ, esi me miedo ɣli
le be: Aba, Fofo![b] 16 Gbɔgbɔ la
ŋutɔ ɖia ɖase kpena ɖe miaƒe
gbɔgbɔ la ŋu bena, mawuvlwo
míenye. 17 Ke ne [d]viwo míenye
la, ekema [e]domenyilawo hã mie-
nye: Mawu ƒe domenyllawo kple
Krlsto ƒe hadomenyilawo, ne ele
ale bena, miekpe fu kplli, bene
mia ŋuti nakɔ hã kplii.
18 Elabena mebuna bena, ɣe-
yiɣi sia me fukpekpewo medze
ŋutikɔkɔe, si wole ɖeɖe ge ɖe go
afia le mía ŋuti la o.[h] 19 Elabe-
na nuwɔwɔ la ƒe mɔkpɔkpɔ vevi
la le mawuviwo ƒe [i]ɖeɖefia la
lalam. 20 Elabena wobɔbɔ nu-
wɔwɔ la ɖe gbegblẽ la te, menye
eya ŋutɔ ƒe lɔlɔ̃nu o, ke le amesl
bɔbɔe ɖe anyi la ŋutl hena mɔ-
kpɔkpɔ.[n] 21 Eyata woaɖe nuwɔ-
wɔ la ŋutɔ hã tso gbegblẽ ƒe klu-
vinyenye la me ayi ɖe mawuvi-
wo ƒe ŋutikɔkɔe ƒe ablɔɖe la me.
22 Elabena mienyae bena, nuwɔ-
wɔ blibo la katã le ŋeŋem, eye
fu le eɖum vaseɖe fifi. 23 Gake
menye eya ɖeɖekoe o, hafi mía-
wo hãe, mi amesiwo xɔ Gbɔgbɔ
ƒe ŋgɔgbenu la, miawo hã miele
ŋeŋem le mia me hele vinyenye,
sl nye miaƒe ŋutilã ƒe ɖeɖe la
lalam.[p] 24 Elabena woxɔ mi ɖe
mɔkpɔkpɔ ŋu; ke mɔkpɔkpɔ, si
kpɔa nu kple ŋku la, menye mɔ-
kpɔkpɔ wònye o; elabena nusi
ame kpɔna kple ŋku la, nukaŋuti
wògale mɔ kpɔm nɛ mahã?[r] 25
Ke ne míele mɔ kpɔm na nusi
miekpɔna kple ŋku o la, miele
elalam le dzidodo me.
26 Ke nenema ke Gbɔgbɔ la hâ
dea miaƒe gbɔdzɔgbɔdzɔ dzi; ela-
bena alesi ke miado gbe ɖa wòa-
dze la, mienyae o, gake Gbɔgbɔ
la ŋutɔ tsɔa ŋeŋe, siwo manya
gblɔ o la, xɔa mia nya ɖe akɔ.
27 Ke amesi dzroa dziwo me kpɔ-
na la, enya nusi nye Gbɔgbɔ la
ƒe didi, elabena exɔa nya ɖe ame
kɔkɔewo nu, alesi dzea Mawu ŋu.
28 Ke mienyae bena, ameslwo lɔ̃a
Mawu la, nuawo katã tim hea
nyuie vɛ na wo, amesiwo woyɔ
le [t]tameɖoɖodi la nu. 29 Ela-
bena amesiwo wonya ɖi la, eɖo

[a] Kol. 1, 18; Heb. 1, 6.
[b] Tim. II. 1, 7; Gal. 4, 5. 6.
[d] Gal. 4, 7.
[e] Nyaɖ. 21, 7.
[f] Ps. 118, 6.
[g] Yoh. 3, 16.
[h] Kor. II. 4, 17.
[i] Kol. 3, 4.
[k] kp. 1.
[l] Yoh. I. 2, 1.
[n] Nyagb. 1, 2; Mo. I. 3, 17–19; 5, 29.
[o] Ps. 44, 23; Kor. II. 4, 11.
[p] Kor. II. 5, 2.
[r] Kor. II. 5, 7.
[s] Mo. II. 32, 32.
[t] Ef. 1, 11; 3, 11.
[u] Mo. II. 4, 22; Mo. V. 7, 6; 14, 1.

wo ɖi hã, bene woanye Via ƒe
nɔnɔme tɔgbe, bene wòanye
[a]ŋgɔgbevi le nɔvi geɖewo dome.
30 Ke amesiwo wòɖo ɖi la, woa-
wo ke hã wòyɔ; ke amesiwo
wòyɔ la, woawo ke hã wòtso afia
na; ke ameslwo wòtso afia na la,
woawo ke hã ŋuti wòkɔ.
31 Azɔ, nuka gblɔ ge miala le
esia ŋutii? Ne Mawu le mia dzi
la, ameka atsi tre ɖe mía ŋutii?[f]
32 Amesi mehe [g]ye ŋutɔ ƒe Vl
ɖe megbe o, ke wòtsɔe hena ɖe
mí katã mia ta boŋ; aleke lawɔ,
eye matsɔ nuwo katã hã akpe ɖe
eŋuti na mi oa? 33 Amekae atso
Mawu ƒe ame tiatiawo nu mahã?
Mawue nye afiatsola; 34 amekae
[k]abu fɔ? Kristo ye nye amesl ku,
ke nusi gawu enye: Amesi wofɔ
ɖe tsitre hã, amesi le Mawu ƒe
nuɖusi me, [l]amesi xɔ mí ɖe akɔ
hã. 35 Amekae amã mí atso Kri-
sto ƒe lɔlɔ̃ me mahã? Fukpekpe
loo alo xaxa alo yometiti alo dɔ-
wuame alo amamanɔnɔ alo ŋɔ-
dzidodo alo yi mahã? 36 Abe
alesi [o]woŋlɔ ɖi ene bena: „Duti-
wò la wowua mi ɒuu le ŋkeke
bliboa katã me, wobua mi abe
alẽ, slwo woyina wuwu ge la ene."
37 Gake le nusiawo katã me mie-
ɖua dzi glo le amesi lɔ̃ mí la ŋuti.
38 Elabena menyae keŋ bena,
eɖanye ku o, eɖanye agbe o;
eɖanye mawudɔlawo o, eɖanye
dziɖulawo o; eɖanye ŋusẽwo o;
eɖanye nusi le fifi o, eɖanye nusi
le vava ge o; 39 eɖanye kɔkɔƒe
o, eɖanye goglofe o, alo nuwɔwɔ
bubua ɖe o, mate ŋu amã mi atso
Mawu ƒe lɔlɔ̃, sl le Krlsto Yesu,
mia Afetɔ me la gbɔ o.

Israel tiatia tsã kple trɔ̃subɔlawo xɔxɔ fifi enye Mawu ƒe amenuvevedɔ.

9. Nyateƒe gblɔm mele le Kristo
me, nyemele aɒatso kam o,
esi nye dzitsinya le ɖase ɖim kpe
ɖe ŋunye le Gbɔgbɔ kɔkɔe me
2 bena, mele nu xam geɖe, eye
nye dzi le veve sem ɖaasi. 3 Ela-
bena [s]medi bena, nye ŋutɔ mazu
busu tso Kristo gbɔ ɖe nɔvinye-
wo, fonyemeawo le ŋutilã nu la
ta; 4 ameslwo nye Israeltɔwo,
amesiwo tɔ nye [u]vinyenye la kple
ŋutikɔkɔe la kple nubablawo kple

senana la kple mawusubɔsubɔ la
kpakple ŋugbedodoawo; 5 ame-
siwo tɔ nye fofoawo, amesiwo
me Kristo hã [a]dzɔ tso le ŋutilã
nu, [d]amesi nye Mawu, si ƒo wo
katã ta la, amesi wokafuna yi ɖe
mavɔmavɔ me! Amen.
6 Ke mele nenem bena, [e]Mawu
ƒe nya zu dzodzro o. Elabena
menye amesiwo katã tso Israel
me la, [f]wonye Israeltɔwo o; 7
eye hã la menye Abraham ƒome-
wo katãe nye viwo o, hafi „le
[h]Isak me woayɔ ƒome ana wò“
boŋ; 8 esia nye be: Menye ŋu-
tilã ƒe viwoe nye Mawu ƒe viwo
o, [k]ke ŋugbedodo ƒe viwo boŋ
woabu be ƒome. 9 Elabena ŋu-
gbedodonya [n]enye sia bena: „Ma-
gbugbɔ ava gbɔwò le wɔleawoɣi,
eye viŋutsuvi lanɔ Sara si.“ 10 Ke
menye esia ɖeɖeko o, ke Rebeka
boŋ hã, esime wòfɔ fu tso Isak,
mia fofo ɖeka gbɔ la[p] — 11 elabe-
na esime mekpɔ dzi vi haɖe o,
eye womewɔ nyuia ɖeke alo vɔ̃a
ɖeke hã o la, bene Mawu ƒe ta-
meɖoɖoɖi nanɔ anyi le tiatia la
nu, menye tso dɔwɔwɔwo me o,
ke boŋ tso amesi yɔna la gbɔ! —
12 wogblɔ [s]nɛ bene: „Xoxoetɔ
la asubɔ ɖevitɔ la;“ 13 abe alesi
woŋlɔ ɖi ene bena: „Yakob la
melɔ̃, ke Esau la melė fu.“[v]
14 Azɔ nuka gblɔ ge míala?
Alo Mawu tɔ medzɔ oa? Gbeɖe![y]
15 Elabena [z]egblɔ na Mose bena:
„Makpɔ nublanui na amesi ke ma-
kpɔ nublanui na, eye nye dɔme
atrɔ ɖe amesi ke ŋuti nye dɔme
atrɔ ɖo la ŋuti.“ 16 Eyaŋuti azɔ
metso amesi le lɔlɔ̃m alo amesi
le du sim la gbɔ o, ke etso Ma-
wu, si kpɔa nublanui la gbɔ boŋ.[b]
17 Elabena[e] ŋɔŋlɔ la gblɔ na Fa-
rao bena: „Esia ke ŋuti mefɔ wò
ɖe tsitre, bene maɖe nye ŋusẽ ɖe
go afia le ŋuwò, eye bene woaɖe
gbe ƒã nye ŋkɔ ŋutinya le anyi-
gba blibo la katã dzi.“ 18 Eyata
azɔ la ekpɔa nublanui na amesi
ke wòlɔ̃na be, yeakpɔ nublanui
na, eye [g]wòsẽa dzime na amesi
ke wòlɔ̃na be, yeasẽ dzime na.
19 Azɔ la nèle gbɔgblɔ ge nam
bena: Nukaŋuti wògahea nya?
Elabena ameka ate ŋu atsi tre
ɖe eƒe lɔlɔ̃nu ŋuti mahã? 20 Ble-
wu, oo ame! Ameka nènye, wò

a Mat. 1; Lu. 3, 23—34.
b Yes. 45, 9.
d Yoh. 1, 1.
e Mo. IV. 23, 19.
f 2, 28.
g 2, 4.
h Mo. I. 21, 12.
i Ef. 1, 3—12.
k Gal. 4, 23.
l 8, 29.
n Mo. I. 18, 10.
o Hos. 2, 25.
p Mo. I. 25, 21.
r Hos. 2, 1.
s Mo. I. 25, 23.
t Yes. 10, 22. 23.
u 11, 5.
v Mal. 1, 2. 3.
y Mo. V. 32, 4.
z Mo. II. 33, 19.
a Yes. 1, 9.
b Ef. 2, 8.
d 10, 20.
e Mo. II. 9, 16.
f 10, 2. 3.
g Mo. II. 4, 21.
h Yes. 8, 14; 28, 16; Mat. 21, 42. 44.

amesi le nya hem kple Mawu la
mahã? Ɖe numeme la lagblɔ na
mela bena: Nukaŋuti nèmem ale
mahã?[b] 21 Alo zemela mekpɔa
ŋusẽ ɖe tsu dzi bena, wòatsɔ
anyi, si wonyã la ƒe ɖe amè ze,
si ŋu bubu le la, eye wòagatsɔ
eƒe ɖe hã amè ze, si ŋu bubu
mele o la o mahã? 22 Ke ne Mawu,
esime wòle didim be, yeaɖe eƒe
dziku ɖe go afia, eye yeana woa-
nya eƒe ŋusẽ la, [g]tsɔ dzigbɔgbɔ
blewu geɖe lė dziku ƒe ze, siwo
wodzra ɖo ɖi hena gbegblẽ la,
ɖe asi, 23 bene [i]yeana woanya
eƒe ŋutikɔkɔe ƒe agbɔsɔsɔ hã ɖe
nublanuikpɔkpɔ ƒe ze, [l]siwo wo-
dzra ɖo ɖi hena ŋutikɔkɔe la ŋu,
ekema aleke wòle? 24 Nenema
ke wòyɔ miawo hã, menye tso
Yudatɔwo dome ɖeɖe o, ke tso
trɔ̃subɔlawo dome hã, 25 abe alesi
wogblɔ le [o]Hosea me hã ene be-
na: „Mayɔ ‚Manyenyedukɔe‘ be
Nye dukɔe la, kple Amemalɔ̃e be
Amelɔlɔ̃e; 26 [r]eye wòava me be-
na, afisi ke wogblɔ na wo bena:
Menye ye dukɔ mienye o la, ga-
ma ke woayɔ wo le bena: Mawu
gbagbe viwo.“ 27 Ke Yesaya do
ɣli ɖe Israel ŋuti bena:[t] „Ne Is-
rael-viwo ƒe xexlẽme asɔ gbɔ
abe ƒutake ene la, [u]woaɖe ame-
siwo susɔ la; 28 elabena Afetɔ
la awu nya la nu kaba le dzɔ-
dzɔenyenye me, eye wòatso nya
la me kpuie le anyigba dzi.“ 29
Eye abe alesi [a]Yesaya gblɔ nya
ɖi ene bena: „Ɖe menye Afetɔ
Zebaot ye susɔ ƒome ɖi na mi o
la, anye ne mietrɔ zu abe Sodom
ene, eye miaɖi Gomora.“
30 Azɔ nuka gblɔ ge miala?
[d]Trɔ̃subɔla, siwo menɔ dzɔdzɔe-
nyenye yome o la, ƒe asi su dzɔ-
dzɔenyenye dzi; ke xɔse mee
dzɔdzɔenyenye la tso; 31 ke Is-
rael, si nɔ dzɔdzɔenyenye ƒe se
la yome la, ƒe asi mesu dzɔdzɔe-
nyenye ƒe se la dzi o.[f] 32 Nuka-
ŋuti? Elabena womedii tso xɔse
me o, ke wodii tso se la ƒe dɔ-
wɔwɔwo me; wokli nukikli ƒe
kpe la, 33 abe [h]alesi woŋlɔ ɖi
ene bena: „Kpɔ ɖa, meɖo nuki-
kli ƒe kpe kple nudiaɖia ƒe aga-
kpe anyi ɖe Zion, eye amesiame,
si xɔa edzi sena la, womado ŋu-
kpee o.“

Yudatɔwo di woawo ŋutɔ fe dzɔdzɔenyenye; eyata womekpɔ dzɔdzɔenyenye, si tso xɔse me la o.

**10.** Nɔviwo, nye dzimedidi kple
nye kukudede, si medenana na
Mawu de Israel ta la, enye si be-
na, woakpɔ xɔxɔ. 2 Elabena mele
dase dim na wo bena, wole ŋu
ʋãm de Mawu ŋu, gake menye
kple sidzedze o. 3 Elabena esi
womenya Mawu fe dzɔdzɔenye-
nye o, eye wole didim bena, woa-
tsɔ woawo ŋutɔ fe dzɔdzɔenye-
nye atu tsitre la, womebɔbɔ wo
dokui de Mawu fe dzɔdzɔenye-
nye la te o.[f] 4 Elabena [g]se la
fe nuwuwu enye Kristo, [h]bene
amesiame, si xɔna sena la, nakpɔ
dzɔdzɔenyenye.
5 Elabena [i]Mose ŋlɔ di le dzɔ-
dzɔenyenye, si tso sea me la ŋu-
ti bena: „Amesi ke wɔ esiawo la,
anɔ agbe to esia me." 6 Ke dzɔ-
dzɔenyenye, si tso xɔse me la
gblɔ bena: [n]Megagblɔ le wò dzi
me bena: „Ameka alia ayi dzifo
mahã" o; esia nye bena, woatsɔ
Kristo ava anyigba dzi; 7 alo:
„Ameka adi ayi tsiẽfe mahã" o;
esia nye bena, woatsɔ Kristo atso
ame kukuwo dome vɛ. 8 Ke nu-
ka wògblɔ? [p]„Nya la tsɔ de gbɔ-
wò kpuie, ele nuwò me kple dzi-
wò me hã;" esiae nye xɔse, si
fe gbe fã dem miele la. 9 Ela-
bena ne èʋua eme kple wò nu
bena, [t]Yesu ye nye Afetɔ la, eye
nèxɔna sena le wò dzi me bena,
Mawu fɔ eyama de tsitre tso ame
kukuwo dome la, àkpɔ xɔxɔ; 10
elabena wotsɔa dzi xɔna sena
hena dzɔdzɔenyenye, eye wotsɔa
nu ʋua eme hena agbexɔxɔ la.
11 Elabena ŋɔŋlɔ la gblɔ be:
[v]„Amesiame, si xɔa edzi sena la,
womado ŋukpee o." 12 Elabena
[y]vovototoa deke mele Yudatɔ
kple Helatɔ dome o, elabena Afe-
tɔ ma kee nye wo katã tɔ, eyae
nye kesinɔtɔ na amesiwo katã yɔ-
nɛ la. 13 Elabena [a]amesiame, si
ayɔ Afetɔ la fe ŋkɔa dzi la, woa-
dee. 14 Azɔ aleke woayɔ amesi
dzi womexɔ se o la mahã? Ke
aleke woaxɔ amesi ŋutinya wo-
mese kpɔ o la dzi ase mahã? Ke
aleke woase nya, ne nyanyuie
gbefãdelaa deke mele wo si o
mahã? 15 Ke aleke woade gbe
fã, ne womedɔ wo da hafi o ma-
hã? Abe alesi [a]woŋlɔ di ene be-
na: „Nyagblɔla, siwo gblɔa ŋuti-
fafanya kple nyanyuie la fe afɔ-
wo nyo loo!"
16 Gake la menye wo katãe
doa to nyanyuie la o; elabena
Yesaya [b]gblɔ bena: „Afetɔ, ame-
kae xɔ míafe nyagbɔgblɔ dzi se
mahã?" 17 [d]Ekema xɔse la tso
nyagbɔgblɔ me, hafi nyagbɔgblɔ
la tsoa Mawu fe nya me vana.
18 Ke megblɔ be: Alo de wome-
see o mahã? [e]E, vavãe! Wofe
numegbe di hoo le anyigba blibo
la katã dzi, eye wofe nyawo de
xexeme fe sefewo ke. 19 Ke me-
le gbɔgblɔm bena: Alo de Israel
medze sii oa? Mose ye nye gbã-
tɔ gblɔ be: [k]„Nye la mana mia-
ʋã ŋu de dukɔ, si menye dukɔ
o la ŋuti, eye mado dziku na mi
le dukɔ masenugɔme ŋuti." 20
Ke Yesaya do dzi, [l]eye wògblɔ
bena: „Amesiwo medim o la, wo-
kpɔm, eye mede dokuinye fia
amesiwo mebia tanye se o la."
21 Ke le Israel ŋuti la [o]egblɔ
bena: „Ŋkeke blibo la katã me
medo nye asiwo de dukɔ, si me-
doa to o, eye wòdea deklemi la."

Womagatrɔ Israel tiatia la o.

**11.** Azɔ mele gbɔgblɔm be: [r]Alo
de Mawu gbe efe dukɔ la
mahã? Gbede! [s]Elabena nye hã
Israeltɔ menye tso Abraham fome
kple Benyamin-to la me. 2 Ma-
wu megbe efe dukɔ, si wònya di
la o. Alo mienya nya, si ŋɔŋlɔ
la [u]gblɔ le Eliya ŋoli, esime wòle
tsitre le Mawu fe ŋku me, eye
wòtso Israel nu la o bena: 3 „Afe-
tɔ, wowu wò nyagblɔdilawo, eye
wogbã wò vɔsamlekpuiwo fu anyi,
eye nye deka hɔ̃ koe susɔ, eye
wole nye ku dim." 4 Ke nya ka
Mawu do ŋu nɛ mahã? [z]„Mesusɔ
ŋutsu akpe adre, siwo medze klo
na Baal o la di na dokuinye." 5
Azɔ nenema ke egbe ŋkeke sia-
wo me hã susɔewo susɔ di [b]le
amenuveve fe tiatia la nu. 6 Ke
ne etso amenuveve me la, mega-
tso dɔwɔwɔwo me o, elabena ekɛ-
ma amenuveve maganye amenu-
veve o; ke ne etso dɔwɔwɔwo
me la, meganye amenuveve o,
elabena ekema dɔwɔwɔ maganye

[a] Yes. 52, 7.
[b] Yes. 53, 1.
[d] Yoh. 17, 20.
[e] Ps. 19, 5.
[f] 9, 31. 32.
[g] Mat. 5, 17; Heb. 8, 13.
[h] Yoh. 3, 18.
[i] Mo. III. 18, 5.
[k] Mo. V. 32, 21.
[l] Yes. 65, 1.
[n] Mo. V. 30, 12. 13.
[o] Yes. 65, 2.
[p] Mo. V. 30, 14.
[r] Ps. 94, 14; Yer. 31, 37.
[s] Fil. 3, 5.
[t] Kor. II. 4, 5.
[u] Fia. I. 19, 10. 14.
[v] Yes. 28, 16.
[y] Dɔ. 10, 34; 15, 9.
[z] Fia. I. 19, 18.
[a] Yoel 3, 5.
[b] 9, 27.

dɔwɔwɔ o. 7 Ekema aleke wòle?
ᵃNusi ke yome Israel le didim la,
efe asi mesu edzi o, ke ame tia-
tiawo fe asi su edzi; ke wona
ame mamleawo fe dzime sẽ, 8
ᵈabe alesi woŋlɔ ɖi ene bena:
„Mawu na alɔ̃dɔdɔgbɔgbɔ wo,
ena ŋku wo, bene womagakpɔ nu
o, kple to wo, bene womagase
nu o" vaseɖe egbegbe. 9 Eye Da-
wid ᵉgblɔ be: „Na wofe kplɔ̃ na-
zu mɔ̃ kple kpa kple nuɖiaɖia
kpakple tefeɖoɖo na wo; 10 na
wofe ŋkuwo nado viviti, bene
womagakpɔ nu o, eye na wofe
mẽ nabi glebee ɖaasi."
11 Ekema mebe: Đe wokli nu,
bene woadze anyia? Gbeɖe! Ke
ᵍle wofe anyidzedze ŋuti wotsɔ
xɔxɔ na trɔ̃subɔlawo, ʰbene woa-
na woamawo naʋã ŋu. 12 Ke ne
wofe anyidzedze la zu xexeme
fe kesinɔnu, eye wofe bubù la
zu trɔ̃subɔlawo fe kesinɔnu la,
aleke gbegbe wofe xexlẽme fe
deɖeme blibo la mahazui o ma?
13 Elabena mele gbɔgblɔm na mi
amesiwo nye trɔ̃subɔlawo la be-
na: – Esi menye trɔ̃subɔlawo fe
apostolo la, mado nye subɔsubɔ
ɖe dzi, 14 bene negbe ɖeko mana
nye ŋutilãtɔwo aʋã ŋu, eye ma-
xɔ ᵒwo dome ɖewo ɖe agbe. –
15 Elabena ne wo gbegbe la nye
avulèle xexeme la, nuka anye
wofe xɔxɔ la, negbe agbe, si tso
ame kukuwo dome mahã? 16 Ke
ne abolowo fe gbãtɔ la le kɔkɔe
la, amɔwɔ blibo la hãe, eye ne
kė la le kɔkɔe la, alɔwo hãe.
17 Ke ne woŋe alɔwo dome ɖe-
wo ɖa, ᵖeye wò, si nye gbemiti
la, wotsɔ wò do ɖe wo dome,
eye nėkpɔ amiti la fe kė kple
efe atimetsi fe gome kpli wo la,
18 ekema megafo adegbe ɖe alɔ-
wo ŋuti o, ke ne èfo adegbe la,
menye wòe lé kė la ɖe asi o,
hafi kė lae lė wò ɖe asi boŋ.ᵗ
19 Azɔ la nėxɔ dzi bena: Woŋe
alɔwo ɖa, bene woatsɔ nye la
ado ɖe eme. 20 Enyo! Woŋe wo
ɖa le dzimaxɔse ŋuti, ke wò la
xɔse ŋuti nėle tsitre ɖo; megado
ɖokuiwò ɖe dzi o, hafi nɔ vɔvɔ̃m
boŋ! 21 Elabena ne Mawu me-
kpɔ alɔ, siwo nye atia fe dzɔ-
dzɔmetɔwo fe nublanui o la, ma-
kpɔ wò hã wò nublanui o! 22

ᵃ 9, 31.
ᵇ Yoh. 15, 2. 4; Heb. 3, 14.
ᵈ Yes. 29, 10; Mo. V. 29, 3.
ᵉ Ps. 69, 23. 24.
ᶠ Kor. II. 3, 16.
ᵍ Dɔ. 13, 46.
ʰ 10, 19.
ⁱ Lu. 21, 24; Yoh. 10, 16.
ᵏ Mat. 23, 39.
ˡ Yes. 59, 20; 27, 9; Ps. 14, 7.
ⁿ Yer. 31, 33. 34.
ᵒ Tim. I. 4, 16.
ᵖ Ef. 2, 11–14. 19.
ʳ Gal. 3, 22.
ˢ Tim. I. 2, 4.
ᵗ Yoh. 4, 22.
ᵘ 9, 23; 10, 12; Yes. 45, 15.
ᵛ Yes. 40, 13; Hi. 15, 8; Yer. 23, 18; Kor. I. 2, 1[illegible]

Eyaŋuti kpɔ Mawu fe dɔmenyo-
nyo kple sesẽ ɖa: efe sesẽ ɖe
amesiwo dze anyi la ŋuti, ke efe
dɔmenyonyo ɖe ŋuwò, ᵇnenye ɖe
nėnɔ dɔmenyonyo la me; ne me-
nye nenem o la, woalã wò hã ɖa.
23 Eye gake woamawo hã, nenye
ɖe wometsi dzimaxɔse dzi o la,
woagatsɔ wo ado ɖe eme, elabe-
na Mawu ate ŋu agado wo ɖe
eme.ᶠ 24 Elabena ne wotsɔ wò,
si wolã tso amiti, si nye gbemetɔ
le dzɔdzɔme nu la, dzi hedo ɖe
amiti nyui, si menye wò dzɔdzɔ-
me o la me la, aleke gbegbe wo-
matsɔ wo amesiwo nye dzɔdzɔ-
metɔwo la, ado ɖe woawo ŋutɔ
fe amiti la me o ma?
25 Elabena nɔvinyewo, nyemele
didim bena, nenem nya ɣaɣla sia
nanɔ manyamanya ɖe mi o, bene
miagabu mia ɖokui aɖaŋudzela-
wo o bena, dzimesesẽ va Israel
fe amea ɖewo dzi, ⁱhalase esime
trɔ̃subɔlawo fe deɖeme blibo la
nava yi ɖe eme, 26 eye ᵏnenema
ke woaxɔ Israel blibo la ɖe agbe,
abe alesi woŋlɔ ɖi ene bena:
ˡ„Đela la atso Zion, eye wòava
aɖe mawumavɔ̃mavɔ̃ ɖa tso Ya-
kob gbɔ; 27 eye ⁿesiae nye nu-
babla, si le mía kpli wo dome,
ne maɖe wofe nuvɔ̃wo ɖa la."
28 Le nyanyuie la nu wonye ke-
tɔwo le mia ŋuti, ke le tiatia la
nu wonye lɔlɔ̃tɔwo le fofoawo ta;
29 elabena Mawu fe amenuveve-
nunanawo kple yɔyɔ megaveŋe
o. 30 Elabena alesi miawo hã
mieɖo to Mawu tsã o, ke azɔ wo-
kpɔ nublanui na mi le amesia-
wo fe tosesẽ ŋutii la, 31 nenema
ke woawo hã womeɖo to fifia o
le nublanuikpɔkpɔ, si wokpɔ na
mi la ŋuti, bene woakpɔ nubla-
nui na woawo hã. 32 Elabena
ʳMawu tu nu amewo katã nu ɖe
tomaɖomaɖo me, ˢbene wòakpɔ
nublanui na amewo katã.

Mawu fe nuku-mɔwo kafukafu.

33 Oo, ᵘMawu fe kesinɔnuwo
kple nunya kple sidzedze me go-
glo loo! Aleke efe ʋɔnuɖɔdrɔ̃wo
me dzodzro tsitotsito meli o, eye
efe mɔwo mele nyanya me gobi
o ale! 34 Elabena ᵛameka nya
Afetɔ la fe tamesusu, alo ameka
zu efe aɖaŋudela kpɔ mahã? 35
Alo ameka tre nu nanae, bene

woagaḍo etefe nɛ mahã? 36 Ela-
bena nuwo katã tsoa eya me. eye
wotoa eya me. eye woḍoa ta eya
gbɔ; eyama tɔ lanye bubu yi ḍe
mavɔmavɔ me! Amen.

Ɖoḍo hena kristotɔwo fe agbenɔnɔ.

12. Azɔ mexlɔ̃ nu mi. nɔviwo.
to Mawu fe dɔmetɔtrɔ me
bena. [e]miatsɔ miafe ŋutilãwo awɔ
vɔsasa gbagbe. si ŋuti kɔ. si dze
Mawu ŋu. esi anye miafe mawu-
subɔsubɔ gbɔgbɔmetɔ. 2 Eye
migana miafe anyinɔnɔ naḍi xe-
xe sia me o. hafi [h]mitrɔ miafe
nɔnɔme to miafe tamesusu fe
yeyewɔwɔ me boŋ. bene miadzro
nusi nye Mawu fe lɔlŋnu. [l]si nyo.
eye wòdzea eŋu nyuie. eye wòle
blibo la me akpɔ.
3 Elabena to amenuveve. si wo-
nam la me mele egblɔm na mia
dome amesiame bena. negaḍi nu
gã wu nusi dze ame be. wòaḍi
o; ke neḍi ḍokuidziḍuḍu yome
boŋ. amesiame abe alesi [p]Mawu
dzidze xɔse fe dzidzenu nɛ ene
la. 4 Elabena alesi ŋutinu geḍe-
wo le ŋutilã ḍeka ŋu na mi. gake
ŋutinuawo katã mewɔa dɔ ḍeka
fomevi o la.[r] 5 nenema ke mí
ame geḍewo mienye ŋutilã ḍeka
le Kristo me. hafi mia dome ame
ḍeka ḍekawo la ŋutinuwo mienye:
6 eye amenuvevenunana. siwo le
vovovo la. le mía si le amenuve-
ve. si wona mi la nu: Nenye nya-
gbɔgblɔḍi la. miagblɔ nya ḍi le
xɔse la nu:[t] 7 nenye subɔsubɔ la.
mianɔ subɔsubɔ dzi: ne amea ḍe
le nu fiam la. nenɔ nufiafia dzi;[u]
8 ne amea ḍe le nu xlɔ̃m la. ne-
nɔ nuxɔxlɔ̃ dzi:[v] amesi naa nu
ame la. nena nu le dzimekɔkɔ
me: amesi nɔa ame nu la. nedo
vevie: amesi kpɔa nublanui na
ame la. [a]nekpɔe kple dzidzɔ.
9 [b]Lɔlɔ̃ la neganye alakpanu
o! [d]Mitsri nuvɔ̃. milė ḍe nu nyui
la ŋuti! 10 [e]Miafe lɔlɔ̃ na mia
nɔewo nayɔ fũ kple dadavilɔlɔ̃.
[f]mitre mia nɔewo bubu! 11 Ne
veviedodo hiã la. migawɔ fome
o; [g]mixɔ dzo le gbɔgbɔ me: mi-
wɔ nusi ɣeyiɣi la hiã! 12 Dzi ne-
dzɔ mi le mɔkpɔkpɔ me. mido
dzi le xaxa me. [h]minɔ gbedodoḍa
dzi ḍaasi! 13 Mikpe ḍe ame kɔ-
kɔewo fe hiãtuame ŋuti. [i]minɔ
amedzrowɔwɔ dzi! 14 Miyra ame-
siwo tia mia yome la. miyra. eye
migafo fi de o![a] 15 Midzɔ dzi.
kple amesiwo dzi le dzɔdzɔm la.
[b]mifa avi kple amesiwo le avi fam
la! 16 [d]Miḍi nu ḍeka ma ke hena
mia nɔewo; migaḍi nu kɔkɔwo
yome o. hafi mibɔbɔ mia ḍokui
na ame bɔbɔḍeanyiwo boŋ. 17
Migabu [f]mia ḍokui aḍaŋudzelawo
o! Migaḍo [g]vɔ̃ vɔ̃ tefe na amea
ḍeke o. miafe tamesusuwo nanɔ
nu nyuiwo yome le amewo katã
fe ŋku me: 18 ne ate ŋu anye.
nusi ke atso mia gome la. minɔ
anyi kple amewo katã le ŋutifafa
me![i] 19 [k]Migabia hlɔ̃ na mia ḍo-
kui o. nye lɔlɔ̃tɔwo. ke miḍe mɔ
na dziku la boŋ. [n]elabena woŋlɔ
ḍi bena: „Tɔnyee nye hlɔ̃biabia.
nye la maḍo etefe. Afetɔ la gblɔe.“
20 Eyata ne dɔ le wò [o]futɔ wum
la. na nuḍuḍui. ne tsikɔ le ewum
la. na tsii: elabena ne èwɔ esia
la. àfo dzoka xɔxɔwo nu fu ḍe
efe ta dzi. 21 Megana nu vɔ̃ḍi
la naḍu dziwò o. ke tsɔ nu nyui
la ḍu nu vɔ̃ḍi la dzi boŋ.

Kristotɔwo fe toḍoḍo dziḍuḍu.

13. Amesiame nabɔbɔ eḍokui na
dziḍuḍu. siwo ŋusẽ li na. Ela-
bena dziḍuḍua ḍeke meli o. negbe
esi tso Mawu gbɔ ko; ke dziḍu-
ḍu. siwo li la. Mawue ḍo wo anyi.[s]
2 Eyata amesi ke dzea aglã ḍe
dziḍuḍu ŋuti la. etsia tre ḍe Ma-
wu fe nuḍoanyi ŋuti: ke amesiwo
dzea aglã la. woakpɔ wofe ʋɔnu-
ḍɔdrɔ̃. 3 Elabena dziḍulawo me-
nye ŋɔdzi na nuwɔna nyuiwo o.
ke na vɔ̃ḍiawo boŋ. Ke ḍe mè-
lɔ̃ be. navɔ̃ dziḍuḍu la o mahã?
Ekema wɔ nu nyui. eye àkpɔ ka-
fukafu tso egbɔ:[y] 4 elabena [z]Ma-
wu fe subɔla wònye le wò nyo-
nyo ŋuti. Ke ne èwɔ nu vɔ̃ḍi la.
ŋɔ nadzi wò. elabena melė yi la
ḍe asi dzodzro o. elabena Mawu
fe subɔla kple amesi tsɔa dziku
biaa hlɔ̃ amesi le nu vɔ̃ḍi wɔm
la wònye. 5 Eyata ehiã be. mia-
bɔbɔ mia ḍokui. menye dzikuḍo-
ḍo ta ḍeḍeko o. hafi le dzitsinya
ŋuti hã boŋ. 6 Esia ŋuti miedzɔa
nu ḍo hã. elabena Mawu fe dɔ-
tsɔlawo wonye. amesiwo nɔ ne-
nem nusia wɔwɔ dzi. 7 Eyata
azɔ la mitu fe na amesiame. alesi

[a] Mat. 5, 44; Kor. I. 4, 12; Dɔ. 7, 59.
[b] Ps. 35, 13.
[d] 15, 5.
[e] 6, 13; Pet. I. 2, 5.
[f] Yes. 5, 21.
[g] Tes. I. 5, 15.
[h] Ef. 4, 23.
[i] Mar. 9, 50; Heb. 12, 14.
[k] Mo. III. 19, 18; Mat. 5, 39.
[l] Ef. 5, 10. 17.
[n] Mo. V. 32, 35.
[o] Lod. 25, 21. 22; Mat. 5, 44.
[p] Kor. I. 12, 11; Ef. 4, 7.
[r] Kor. I. 12, 12.
[s] Ti. 3, 1; Yoh. 19, 11; Lod. 8, 15.
[t] Kor. I. 12, 4.
[u] Pet. I. 4, 10. 11.
[v] Mat. 6, 3.
[y] Pet. I. 2, 13. 14.
[z] Ps. 82, 6.
[a] Kor. II. 8, 2; 9, 7.
[b] Tim. I. 1, 6.
[d] Am. 5, 15.
[e] Pet. II. 1, 7
[f] Fil. 2, 3.
[g] Nyad. 3, 15.
[h] Tes. I. 5, 17.
[i] Heb. 13, 2.

dze: Amesi tɔ nye nudzɔdzɔ la,
midzɔ nu nɛ; amesi tɔ nye adzɔ-
.nana la, mina adzɔe; amesi dze
vɔvɔ̃ la, mivɔ̃e; amesi dze bubu
la, mibui.[a]

Nuxɔxlɔ̃ hena nɔvilɔlɔ̃.

8 Miganyi naneke ƒe fe le amea
ɖeke si o, negbe mia nɔewo lɔlɔ̃
ƒe fe ko; [b]elabena amesi ke le
ame bubu lɔ̃m la, ewu se la nu.
9 Elabena nya, si [d]woŋlɔ ɖi bena:
„Megawɔ ahasi o; megawu ame
o; megafi fi o; megabiã ŋu o;“
eye ne se bubua ɖe gali la, ƒe
ta le nya sia me be: [e]„Lɔ̃ hawòvi
abe ɖokuiwò ene!“ 10 Lɔlɔ̃ la
[g]mewɔa vɔ̃ ɖe amehavi ŋuti o;
[h]eyata lɔlɔ̃ lae nye sedziwɔwɔ.

Nuxɔxlɔ̃ hena zɔzɔ le kekeli me.

11 Eye miwɔ esia, elabena mie-
nya ɣeyiɣi la kɔte bena, gaƒoƒo
la ɖe vɔ bena, miafɔ tso alɔ̃ me;
elabena azɔ la agbexɔxɔa tu mi
wu tsã, esime miexɔ se la.[k] 12
Zã la va yi vɔ, [n]eye ŋu le kekem![o]
Azɔ la minɛ miaɖe viviti me dɔ-
wɔwɔwo ɖa, eye miado kekeli ƒe
aʋawɔnuwo! 13 Minɛ miazɔ nyuie,
abe alesi dze le ŋkeke me ene,
[p]menye le aglotutuwo kple aha-
mumuwo, menye le ahasiwɔwɔwo
kple hadzedzewo, menye le dzre-
wɔwɔ kple ŋuʋaʋã me o; 14
[s]hafi mido Aƒetɔ Yesu Kristo boŋ,
eye migana beléle na ŋutilã nazu
nudzodzrowo yomenɔnɔ o.

Kristotɔwo naxɔ na gbɔdzɔgbɔdzɔtɔwo,
eye womana nuɖiaɖiawo o.

14. Ke amesi gbɔdzɔ le xɔse me
la, mixɔe, gake menye bene
miahe nya le tamesusu vovovowo
ŋuti o.[u] 2 Ame ɖeka xɔna sena
bena, yeate ŋu aɖu nusianu, ke
amesi gbɔdzɔ la, ama ko wòɖuna.[y]
3 Amesi ɖua nu la, nagado vlo
amesi meɖua nu o la o; eye amesi
meɖua nu o la, nagadrɔ̃ ʋɔnu
amesi ɖunɛ la o, elabena Mawu
xɔe.[a] 4 Wò la, ameka nènye be,
nèdrɔ̃a ʋɔnu ame bubu ƒe dɔla?
Ye ŋutɔ ƒe aƒetɔ wòle tsitre na,
alo wòdze anyi na; gake anɔ tsi-
tre, elabena Mawu ate ŋu alée ɖe
tsitre.[d] 5 Ame ɖeka bua ŋkeke
ɖeka wua ŋkeke bubu, ke ame
bubu bua ŋkeke sia ŋkeke sɔsɔe.
Amesiame nakpɔ kakaɖedzi le ye
ŋutɔ ƒe tamesusu me.[f] 6 Amesi
bua ŋkeke la, ebunɛ na Aƒetɔ la;
eye amesi mebua ŋkeke o la,
Aƒetɔ lae mebunɛ na o. Amesi
ɖua nu la, eɖunɛ na Aƒetɔ la,
elabena eɖa akpe na Mawu; eye
amesi meɖua nu o la, Aƒetɔ lae
meɖunɛ na o, eye wòɖaa akpe
na Mawu. 7 Elabena mia dome
amea ɖeke mele agbe na eɖokui
o, eye amea ɖeke mekuna na eɖo-
kui o. 8 Elabena ne miele agbe
la, miele agbe na Aƒetɔ la, eye
ne mieku la, mieku na Aƒetɔ la.
Azɔ nenye miele agbe alo mieku
la, Aƒetɔ la tɔ mienye.[f] 9 Elabena
esia ŋuti Kristo ku, eye wògagbɔ
agbe ɖo, bene wòaɖu Aƒetɔ ɖe
ame kukuwo kple ame gbagbewo
siaa dzi. 10 Ke wò la, nukaŋuti
nèdrɔ̃a ʋɔnu nɔviwò mahã? Alo
wò hã, nukaŋuti nèdo vlo nɔviwò
mahã?[i] Elabena mi katã míava nɔ
tsitre ɖe Kristo ƒe ʋɔnudrɔ̃zikpui
la ŋgɔ. 11 Elabena [l]woŋlɔ ɖi be-
na: „Aƒetɔ la gblɔ be: Metá nye
agbe: Woadze klo sia klo nam,
eye aɖe sia aɖe aʋu me na Ma-
wu.“ 12 Eyata azɔ mia dome ɖe-
siaɖe abu akɔnta le ye ŋutɔ ɖo-
kui ŋuti na Mawu.[r]
13 Azɔ la migana miadrɔ̃ ʋɔnu
mia nɔewo o, hafi midrɔ̃ ʋɔnu le
nusia ŋuti boŋ bena, amea ɖeke
nagatsɔ nukikli alo nuɖiaɖia aɖa
ɖe nɔvia ƒe mɔ dzi o. 14 Menyae,
eye mekpɔ kakaɖedzi le Aƒetɔ
Yesu me [t]bena, naneke menye
kɔgblẽɖonu le eɖokui si o, negbe
amesi ke bua nane kɔgblẽɖonu
la, eyama wòzu kɔgblẽɖonu na.
15 Ke ne nɔviwò le nu xam le
wò nuɖuɖu ŋuti la, ekema mègale
zɔzɔm le lɔlɔ̃ la nu o. [v]Megatsɔ
wò nuɖuɖu tsrɔ̃ ame ma, si ta
Kristo ku ɖo la o! 16 Azɔ la mi-
gana woagblɔ busunya ɖe miaƒe
nu nyui la ŋuti o![z] 17 Elabena
mawufiaɖuƒe la menye nuɖuɖu
kple nunono o, ke dzɔdzɔenyenye
kple ŋutifafa kple dzidzɔ le Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe me boŋ ye.[b] 18 Ela-
bena amesi ke subɔa Kristo le
nusiawo me la, eƒe nu nyoa Ma-
wu ŋu, eye wòdzea amewo ŋu.
19 Eyata azɔ minɛ mianɔ nusiwo
nye ŋutifafatɔ kple nusiwo woa-
tsɔ atu ame nɔewo la yome.[e] 20
Megagblẽ Mawu ƒe dɔwɔwɔ le
nuɖuɖu ta o![g] Nusianu ŋuti kɔ

a Mat. 22, 21.
b Gal. 5, 14; Tim. I. 1, 5.
d Mo. II. 20, 13 v. 17.
e Mo. III. 19, 18.
f Gal. 2, 20; Tes. I. 5, 10.
g Kor. I. 13, 4.
h Mat. 22, 40.
i Dɔ. 17, 31; Mat. 25, 31. 32; Kor. II. 5, 10.
k Ef. 5, 14; Tes. I. 5, 6. 7.
l Yes. 45, 23; Fil. 2, 10. 11.
n Yoh. I. 2, 8.
o Ef. 5, 11.
p Lu. 21, 34; Ef. 5, 18.
r Gal. 6, 5.
s Gal. 3, 27.
t Mat. 15, 11; Dɔ. 10, 15; Ti. 1, 15.
u 15, 1; Kor. I. 8, 9.
v Kor. I. 8, 11 v. 13.
y Mo. I. 29; 9, 3.
z Ti. 2, 5.
a Kol. 2, 16.
b Lu. 17, 20.
d Mat. 7, 1; Yak. 4, 11. 12.
e 12, 18; 15, 2.
f Gal. 4, 10.
g kp. 14.

hafi; gake la enye vɔ̃ na amesi
dui le nuɖiaɖia me. 21 Enyo be-
na, màɖu lã o, eye màno aha hã
o, alo màwɔ nane, si nɔviwò klina
alo wòɖia enu alo wògbɔdzɔna
le eŋuti la o.[a] 22 Wò la, xɔse, si
le asiwò la, nanɔ asiwò na wò
ŋutɔ le Mawu ŋku me. Woayra
amesi medrɔ̃ ʋɔnu eɖokui le nusi
wòdo kpɔ wòdze la ŋuti o. 23 Ke
amesi le ɖi kem, ne eɖui la, wo-
bu fɔe, elabena ewɔ nusi metso
xɔse me o; ke nusianu, si metso
xɔse me o la, nuvɔ̃ wònye.[b]

Kristotɔwo fe dzigbɔgbɔɖanyi na gbɔdzɔgbɔdzɔ-
tɔwo kple wofe ɖekawɔwɔ le wo nɔewo dome.

15. Ke ele na mi, amesiwo ŋu
ŋusẽ le la bena, miatsɔ ame-
siwo ŋu ŋusẽ mele o la fe gbɔ-
dzɔgbɔdzɔwo, eye miagadze mia
ɖokui ŋu o.[g] 2 Mia dome amesia-
me nadze ehavi ŋu hena efe nyo-
nyo, bene woatsɔe atu;[h] 3 ela-
bena Kristo hã medze eɖokui ŋu
o, [i]hafi abe alesi woŋlɔ ɖi ene
bena: „Amesiwo dzu wò la fe
dzudzu va dze dzinye.“ 4 Elabena
nusi ke woŋlɔ ɖi tsã la, woŋlɔe
le miafe nufiafia ta, bene miatsɔ
ŋɔŋlɔawo fe dzidodo kple akɔfafa
akpɔ mɔkpɔkpɔ.[o] 5 Ke dzidodo
kple akɔfafa fe Mawu la awɔ mi
bena,[p] miasusu tame ɖeka le mia
nɔewo dome le Kristo Yesu nu,
6 bene miatsɔ tame ɖeka kple nu
ɖeka akafu Mawu, mia Afetɔ Yesu
Kristo Fofo la. 7 Eyaŋuti mixɔ
mia nɔewo, abe alesi Kristo hã
xɔ mi ene hena Mawu fe kafu-
kafu. 8 Elabena mele egblɔm
bena,[s] Yesu Kristo zu subɔla na
aʋatsotso le Mawu fe nyateƒe
ŋuti, bene wòali ke ŋugbedodo,
siwo wodo na fofoawo la; 9 eye
bena trɔ̃subɔlawo kafu Mawu le
efe [u]nublanuikpɔkpɔ ŋuti,[v] abe
alesi woŋlɔ ɖi ene bena: „Esia-
ŋuti makafu wò le trɔ̃subɔlawo
dome, eye wò ŋkɔ la madzi kafu-
kafuha na.“ 10 Eye [z]wògagblɔ be:
„Dzi nedzɔ mi trɔ̃subɔlawo hekpe
ɖe efe dukɔ ŋuti.“ 11 Eye wò-
gagblɔ bena: „Mikafu Afetɔ la,
mi trɔ̃subɔlawo katã! Mido vivi ɖe
eŋuti, mi dukɔwo katã!“[b] 12 Eye
[e]Yesaya gagblɔ bena: „Isai fe
[f]kè kple amesi atsi tre, bene yea-
ɖu fia ɖe xexemedukɔwo dzi la,

a Kor. I. 8, 13.
b Ti. 1, 15.
d 1, 5; 12, 3.
e 11, 13.
f Fil. 2, 17.
g 14, 1.
h Kor. I. 9, 19; 10, 24, 33.
i Ps. 69, 10.
k Kor. II. 3, 5.
l 1, 5.
n Mar. 16, 17.
o 4, 23. 24; Kor. I. 10, 11.
p Fil. 3, 16.
r Kor. II. 10, 15. 16.
s Mat. 15, 24; Da. 3, 25.
t Yes. 52, 15.
u 11, 30.
v Ps. 18, 50.
y 1, 13.
z Mo. V. 32, 43.
a 1, 10. 11.
b Ps. 117, 1.
d Kor. I. 16, 6.
e Yes. 11, 10.
f Nyad. 5, 5.

ava; eyama xexemedukɔwo lakpɔ
mɔ na.“ 13 Ke mɔkpɔkpɔ fe Ma-
wu la natsɔ dzidzɔ kple ŋutifafa
katã ayɔ mi taŋ le xɔxɔse me,
bene miakpɔ mɔkpɔkpɔ sɔ gbɔ
fũ le Gbɔgbɔ kɔkɔe fe ŋusẽ me.

Nyanyuie la yayra to apostolo la dzi.

14 Ke nɔvinyewo, nye ŋutɔ me-
ɖo ŋu ɖe mia ŋu keŋ bena, mie-
nye amesiwo dɔmenyonyo yɔ fũ,
eye sidzedze yɔ mi taŋtaŋ, bene
miate ŋu axlɔ̃ nu mia nɔewo hã.
15 Gake la metsɔ dzideƒo geɖe
wu ŋlɔ na mi le nya si kple nya
si ŋuti, nɔvinyewo, abe ɖe ma-
gaɖo ŋku wo dzi na mi ene [d]le
amenuveve, si Mawu nam la ŋuti,
16 bene [e]manye Yesu Kristo fe
dɔtsɔla na trɔ̃subɔlawo, eye ma-
wɔ Mawu fe nyanyuie la fe [f]nu-
nɔnɔɖɔ, bene trɔ̃subɔlawo nazu
vɔsa, si adze eŋu, eye eŋuti kɔ
to Gbɔgbɔ kɔkɔe la me. 17 Eyata
nye adegbeƒoƒo, si le asinye la,
ele Kristo Yesu me le Mawu fe
dɔ ŋuti. 18 Elabena nyemado dzi
agblɔ nyaa ɖeke o,[k] negbe nusi-
wo Kristo wɔ to dzinye hena trɔ̃-
subɔlawo fe [l]toɖoɖo le nyagbɔ-
gblɔ kple dɔwɔwɔ me, 19 le [n]dze-
siwo kple nukunuwo fe ŋusẽ me,
le Gbɔgbɔ kɔkɔe fe ŋusẽ me, ale
bena tso keke Yerusalem kple
efe nutowo me godoo vaseɖe Ili-
riko ke meɖe gbe fã Kristo fe
nyanyuie la le keŋ. 20 Ke le
esiawɔwɔwɔ me mebui bubunu
be, magblɔ nyanyuie la afia, me-
nye afisi woyɔ Kristo fe ŋkɔ le
xoxo o, bene nyemagatu ɖe ame
bubu fe gɔmeɖoɖoanyi dzi o,[r]
21 hafi abe [t]alesi woŋlɔ ɖi ene
bena: „Amesiwo womeɖe gbe fãe
na haɖe o la, woawo akpɔe, eye
amesiwo mesee haɖe o la, woa-
wo aŋɔ ɖe eme.“
22 Esiaŋuti hã kuxi kum edzi-
edzi bena, nyemete ŋu va mia
gbɔ haɖe o.[y] 23 Ke azɔ esi teƒe
megali nam le afisia nutowo me
o, [a]eye wòle dzroyem vevie fe
geɖe enye si bena, mava mia gbɔ
la, 24 gbesigbe ke madze mɔ ayi
Spania la, mava mia gbɔ; elabena
mele mɔ kpɔm bena, ne mele afi-
ma mɔ tom la, mava kpɔ mi ɖa,[d]
eye miaɖom ɖa ayi afima, ne mia
kpɔkpɔ naɖi kɔ nam ʋee hafi.
25 Ke azɔ mele mɔ dze ge ayi

Yerusalem, mele ame kɔkɔewo
subɔ ge.[a] 26 Elabena edze Make-
donla kple Axaya ŋu bena, woa-
dzɔ nu na ame dahe, siwo le Ye-
rusalem ƒe ame kɔkɔewo dome
la.[b] 27 Elabena edze wo ŋu, eye
wonye woƒe fenyilawo hã; ela-
bena ne trɔ̃subɔlawo kpɔ [d]woƒe
gbɔgbɔmenuwo gome la, edze
bena, woawo hã woatsɔ woƒe xe-
xemenuwo asubɔ woamawo. 28
Azɔ la, ne mewu esia nu, eye
metre nenem kutsetse sia nu na
wo la, matso mla gbɔ ayi Spa-
nia. 29 Ke menyae bena, ne me-
va mia gbɔ la, mava kple Kristo
ƒe yayra ƒe agbɔsɔsɔ blibo la.[e]
30 Ke mele nu xlɔ̃m mi, nɔviwo,
le mia Aƒetɔ Yesu Kristo kple
Gbɔgbɔ ƒe lɔlɔ̃ me [g]bena, miade
dzinye ate kame le gbedododawo
me na Mawu de tanye, 31 bene
woadem atso tosẽla, siwo le Yu-
dea la si me, eye bena nye subɔ-
subɔdɔ, si mewɔ hena Yerusalem
la, nadze ame kɔkɔewo ŋu nyuie,
32 bene mava mla gbɔ kple dzi-
dzɔ to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me, eye
mía kple miawo míagbɔ ɖe eme.
33 Ke ŋutifafa Mawu la nanɔ
anyi kpli mi katã! Amen.[i]

Nuxɔxlɔ̃ le Foibe xɔxɔ ta.

16. Mele Foibe, mia nɔvinyɔnu,
si nye Keŋxrea-hame ƒe su-
bɔla la, kafum na mi, 2 bene mia-
xɔe le Aƒetɔ me, alesi dze ame kɔ-
kɔewoe la, eye miakpe ɖe eŋuti le
dɔ sia dɔ, si me wòhiã mi le la me;
elabena eya ŋutɔ hã nye kpedeŋutɔ
na ame geɖe, eye na nye ŋutɔ hã.

Apostolo la do gbe na Roma-hame la.

3 Miɖuɖɔ [p]Priskila kple Akwila,
siwo nye hanyedɔwɔlawo le Kristo
Yesu me la, nam fã; 4 woawo nye
amesiwo tsɔ woawo ŋutɔ ƒe kɔwo
ɖo anyi ɖe nye luʋɔ ta, amesiwo
menye nye ɖeɖekoe le akpe dam
na wo o, ke hame, siwo katã le
trɔ̃subɔlawo dome hãe; 5 eye mi-
ɖuɖɔ hame, si le woƒe aƒe me la,
nam fã. Miɖuɖɔ Epeneto, nye lɔ-
lɔ̃tɔ, si nye kutsetse gbãtɔ na
Kristo le Asia la, nam fã.[u] 6 Mi-
ɖuɖɔ Maria, si dze agbagba geɖe
le mia ŋuti la, nam fã. 7 Miɖuɖɔ
Andronika kple Yunia, siwo nye
fonyemeawo kple hanyegatɔwo,
amesiwo xɔ ŋkɔ le [x]apostoloawo

[a] Dɔ. 18, 21; 19, 21; 20, 22.
[b] Kor. I. 16, 1; Kor. II. 8, 1–4; 9, 2. 12.
[d] 9, 4; Kor. I. 9, 11.
[e] 1, 11.
[f] Kor. II. 1, 11; Fil. 1, 27; Tes. II. 3, 1.
[g] Mar. 15, 21.
[h] Kor. I. 16, 20.
[i] 16, 20.
[k] Mat. 7, 15; Ti. 3, 10.
[l] Fil. 3, 19.
[n] Xez. 12, 18; Kol. 2, 4.
[o] 1, 8.
[p] Dɔ. 18, 2. 26.
[r] Kor. I. 14, 20.
[s] 15, 33.
[t] Dɔ. 16, 1. 2; 19, 22; 20, 4; Fil. 2, 19.
[u] Kor. I. 16, 15.
[v] Kor. I. 1, 14.
[y] Kor. II. 8, 23.
[x] Dɔ. 19, 22.

dome, amesiwo tre kristotɔnyenye
nam la, nam fã. 8 Miɖuɖɔ Amplia,
nye lɔlɔ̃tɔ le Aƒetɔ me la, nam
fã. 9 Miɖuɖɔ Urbano, si nye mía
hadɔwɔla le Kristo me la, kple
Staxis, nye lɔlɔ̃tɔ la, nam fã.
10 Miɖuɖɔ Apeles, amesi li ke le
Kristo me la, nam fã. Miɖuɖɔ
amesiwo tso Aristobulo ƒe aƒe me
la, nam fã. 11 Miɖuɖɔ Herodion,
fonyemetɔ la, nam fã. Miɖuɖɔ
amesiwo tso Narkiso ƒe me, si-
wo le Aƒetɔ me la, nam fã. 12
Miɖuɖɔ Trifena kple Trifosa, siwo
le agbagba dzem le Aƒetɔ me la,
nam fã. Miɖuɖɔ Persis lɔlɔ̃tɔ, si
dzea agbagba geɖe le Aƒetɔ me la,
nam fã. 13 Miɖuɖɔ [r]Rufo, ame tia-
tiá le Aƒetɔ me la, kple dadaa, si
nye nye hã danye la, nam fã. 14
Miɖuɖɔ Asinkrito, Flego, Herme,
Patroba, Herma kple nɔvi, siwo
li kpli wo la, nam fã. 15 Miɖuɖɔ
Filologo kple Yulia, Nerea kple
nɔvianyɔnuvi kple Olimpa kple
ame kɔkɔe, siwo katã li kpli wo
la, nam fã. 16 Mitsɔ nugbugbɔ kɔ-
kɔe ɖuɖɔ mia nɔewo nam fã. Kri-
sto ƒe hamewo katã ɖuɖɔ mi fã.[h]

Nuxɔxlɔ̃ le amebletawo ŋuti.

17 Ke mele nu xlɔ̃m mi, nɔvi-
wo, bena mialé ŋku ɖe amesiwo
wɔa mamãwo kple nuɖiaɖiawo
ɖe nufiafia, si miesrɔ̃ ŋu la ŋuti,
eye mite mia ɖokui ɖa tso wo
gbɔ.[k] 18 Elabena nenem me siawo
mesubɔa mia Aƒetɔ Yesu Kristo
o,[l] ke woƒe ƒodo boŋ wosubɔna,
eye wotsɔ [n]nuƒoƒo nyui kple ya-
yranyawo blea amesiwo mesusu
vɔ̃a ɖeke o la ƒe dziwo. 19 [o]Ela-
bena miaƒe toɖoɖo de amewo katã
ƒe to me; eyata dzi le dzɔyem le mia
ŋuti,[r] ke mele didim bena, mianye
nunyalawo le nu nyui me, ke ame
dzadzɛwo ɖe nuvɔ̃ ŋuti. 20 Ke
[s]ŋutifafa Mawu la agbã Satana ɖe
miaƒe afɔwo te gudugudu kpuie.
Mia Aƒetɔ Yesu ƒe amenuveve
la nanɔ anyi kpli mi katã!

Apostolo la ƒe hadɔwɔlawo do gbe na Roma-hame la.

21 [t]Timoteo, hanyedɔwɔla, kple
Lukio kple Yason kple Sosipatro,
fonyemetɔwo, ɖuɖɔ mi fã. 22 Nye
Tertio, si ŋlɔ agbalẽ sia la, me-
ɖuɖɔ mi fã. 23 [v]Gayo, si nye mia
kple hame blibo la ƒe aƒetɔ la,
ɖuɖɔ mi fã. [z]Erasto, si nye du

me gadzikpɔla. kple mía nɔvi
Kuarto ɖuɖɔ mi ƒã. 24 Mía Afe-
tɔ Yesu Kristo ƒe amenuveve la
nanɔ anyi kpli mi katã! Amen.

Mawu kafukafu.

25 Ke amesi ate ŋu ado ŋusẽ
mi le nye nyanyule kple Yesu
Kristo ƒe gbeƒãɖeɖe la nu [c]le nya
ɣaɣla[f] si woɣla tso ɣeyiɣi mavɔ-
mavɔwo me ke la. ƒe ɖeɖefia la
nu. 26 esi [a]woɖe ɖe go fia azɔ.
eye to nyagblɔɖilawo ƒe ŋɔŋlɔa-
wo me le Mawu mavɔtɔ ƒe sedede
la nu. wòna trɔ̃subɔlawo katã nyae
hena xəse [b]ƒe toɖoɖo: 27 Mawu.
[d]si nye nunyatɔ ɖeka hɔ̃ to Yesu
Kristo dzi la. tɔ nanye bubu la
yi ɖe mavɔmavɔ me! Amen.

a Tim. II. 1. 10. b Ro. 1. 5. d Tim. I. 1, 17. Yu. 25. e Ef. 1. 9. f Ef. 3, 5. 9.

# PAULO ƑE AGBALẼ GBÃTO, SI WÒŊLO ƉO ƉE KORINTOTOWO.

Paulo da akpe na Mawu le nyanyuie la ƒe yayra le Korinto ŋuti.

1. Paulo. Yesu Kristo ƒe apostolo.
si woyɔ to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me
la. kpakple nɔvi Sostenes. 2 wo-
ŋlɔ ɖo ɖe Mawu ƒe hame. si le
Korinto la. amesiwo wowɔ kɔkɔe
le Kristo Yesu me. [k]ame kɔkɔe.
siwo woyɔ kple [l]amesiwo katã
yɔa mia Afetɔ Yesu Kristo ƒe
ŋkɔa dzi le afisiafi le wo gbɔ
kple mia gbɔ la: 3 Amenuveve
kple ŋutifafa. si tso Mawu. mia
Fofo. kple Afetɔ Yesu Kristo gbɔ
la. woana mi![p]
4 Meda akpe na nye Mawu ɖaasi
le mia ta le Mawu ƒe amenuveve.
si wona mi le Kristo Yesu me la
ŋuti. 5 bena miezu kesinɔtɔwo le
nusianu me le eyama me. le nu-
fiafia katã kple sidzedze katã me.
6 abe alesi woli ke Kristo ƒe ɖa-
seɖiɖi le mia me ene. 7 bena miele
megbe le amenuvevenunanaa ɖe-
ke me o.[s] eye miele mía Afetɔ
Yesu Kristo ƒe ɖeɖefia la lalam.
8 [t]amesi hã ali ke mi yiɖase nu-
wuwu la dzi. bene [u]mianye ame
maɖifɔwo le mia Afetɔ Yesu Kri-
sto ƒe ŋkeke la dzi. 9 [z]Nuteƒewɔ-
lae nye Mawu. amesi yɔ mi va
Via Yesu Kristo. mia Afetɔ la. ƒe
hamenɔnɔ me la.

Nuxɔxlɔ̃ le mamãwo ŋuti.

10 Ke mele nu xlɔ̃m mi. nɔviwo.
le mia Afetɔ ƒe ŋkɔa dzi bena.
mi katã miagblɔ nya ɖeka. eye
mamãa ɖeke naganɔ mia dome
o: ke miazu blibo [d]le tame ɖeka
kple susu ɖeka ma me. 11 Ela-
bena Xloeƒemetɔwo ɖee fiam le
mia ŋuti. nɔvinyewo bena. dzre
le mia dome. 12 Ke mele esia
gblɔm bena. mia dome ɖesiaɖe
gblɔna bena: [g]Nye la. Paulo tɔ
menye![h] Nye la. Apolo tɔ menye![i]
Nye la. Kefa tɔ menye! Nye la.
Kristo tɔ menye! 13 Ɖe womã
Kristo mea? Alo ɖe Paulo ye wo-
klã ɖe atitsoga ŋu ɖe mia ta. alo
ɖe Paulo ƒe ŋkɔ mee wode ma-
wutsi ta na mi ɖoa? 14 Meda akpe
na Mawu bena. nyemede mawu-
tsi ta na mia dome amea ɖeke o.[n]
negbe Krispo kple [o]Gayo ko. 15
bene amea ɖeke nagagblɔ be. me-
de mawutsi ta na mi ɖe nye ŋutɔ
nye ŋkɔ dzi o. 16 Ke mede ma-
wutsi ta [r]na Stefana ƒe aƒe la hã:
emegbe la megade mawutsi ta na
ame bubua ɖe mahĩ. nyemenyae
o. 17 Elabena Kristo medɔm be.
made mawutsi ta na ame o. hafi
bena magblɔ nyanyuie la afia
boŋ. menye le nya ƒe nunya me
o. bena Kristo ƒe atitsoga la na-
gazu dzodzro o.

Atitsoga la ŋunya gbléa amegbetɔwo ƒe nunya.

18 Elabena atitsoga la ŋutinya
enye bometsinya na [v]amesiwo tsrɔ̃
la. ke mi amesiwo woxɔ la.[y]Ma-
wu ƒe ŋusẽ wònye na mí. 19 Ela-
bena [a]woŋlɔ ɖi bena: „Magblẽ
nunyalawo ƒe nunya dome. eye
maɖe gɔmeselawo ƒe gɔmesese
ɖa.“ 20 Afika nunyala le? Afika
agbalẽfiala le? Afika xexe sia me
ƒe anukutsyɔla le? Alo menye
Mawu trɔ xexe sia me ƒe nunya
wòzu bometsitsi o ɖe?[b] 21 Elabena
esi xexeame metsɔ ye ŋutɔ ƒe
nunya [e]dze si Mawu le Mawu ƒe
nunya me o ŋuti la. eyata edze
Mawu ŋu be. yeato gbeƒãɖeɖe

g 3, 4. h Do. 18, 24. 27. i Yoh. 1, 42. k 6, 11. l Do. 9, 14. n Do. 18, 8. o Ro. 16, 23. p Ro. 1, 7. r 16, 15. 17. s Ti. 2, 12. t Fil. 1, 6. u Tes. I. 3, 13; 5, 23. v Kor. II. 4, 3. y Ro. 1. 16. z Tes. I. 5, 24. a Yes. 29, 14. b Hi. 12. 17. d Fil. 2, 2; 3, 16. e Mat. 11, 25.

bometsinya me axɔ amesiwo axɔ
ase la. 22 Elabena [a]Yudatɔwo
biaa dzesiwo, [b]eye Helatɔwo dia
nunya yome; 23 ke miawo la mie-
ɖea gbe ƒã Kristo, amesi woklã
ɖe atitsoga ŋu la, esi nye nuki-
kli na [e]Yudatɔwo kple bometsinu
na [f]Helatɔwo; 24 ke hena wo ame-
siwo woyɔ la, Yudatɔwo kple He-
latɔwo siaa, mieɖea gbe ƒã Kristo,
si nye Mawu ƒe ŋusẽ kple Mawu
ƒe nunya la.[h] 25 Elabena Mawu
ƒe bometsitsi nyaa nu wua ame-
gbetɔwo, eye Mawu ƒe gbɔdzɔ-
gbɔdzɔ sẽa ŋu wua amegbetɔwo.
26 Elabena nɔviwo, mikpɔ mia
yɔyɔ la ɖa bena, menye nunyala
geɖewo le ŋutilã nu o, menye
ŋusẽtɔ geɖewo o, menye bubume
geɖewo o;[n] 27 hafi Mawu tia xe-
xeame bometsinuwo, bene wòaɖo
ŋukpe nunyalawo, eye Mawu tia
xexeame gbɔdzɔgbɔdzɔnuwo, be-
ne wòaɖo ŋukpe nu sesẽwo; 28
eye xexe sia me nu maɖinuwo
kple nusiwo wodoa vlo kpakple
nusiwo menye naneke o lae, Ma-
wu tia, bene wòaɖi gbɔ nusiwo
nye nane la, 29 bene ŋutilãa ɖeke
nagaƒo adegbe le Mawu ƒe ŋku
me o.[o] 30 Ke eya ŋutɔ gbɔ wò-
tso miele Kristo Yesu me, amesi
zu nunya kple [p]dzɔdzɔenyenye
kple [r]kɔkɔenyenye kpakple fexe-
xeɖeta, si tso Mawu gbɔ la na mí,
31 bene amesi ke ƒoa adegbe la,
naƒo adegbe le Aƒetɔ la me,[s] abe
alesi woŋlɔ ɖi ene.

Apostolo la mele didim be, yeanya naneke wu Yesu, si woklã ɖe atitsoga ŋu la o.

**2.** Eye nye hã, esime meva mia
gbɔ la, nɔviwo, [v]nyemetsɔ nya
gã gbɔgblɔ alo nunya gã va le
Mawu ƒe ɖaseɖiɖi gblɔm le mia
fiam o. 2 Elabena nyemebu bena,
menya nane le mia dome o, ne-
gbe Yesu Kristo ko, amesi kekea-
ke woklã ɖe atitsoga ŋu la.[a] 3 Eye
menɔ mia gbɔ le gbɔdzɔgbɔdzɔ
kple vɔvɔ̃ kpakple dzodzo nya-
nyanya geɖe me;[b] 4 eye [d]nye
nyagbɔgblɔ kple nye gbeƒãɖeɖe
mele nunya ƒe nya, siwo ƒoa nya
ɖe ame nu la me o; ke boŋ le
Gbɔgbɔ kple ŋusẽ ƒe ɖeɖefia la
me, 5 bene miaƒe xɔse la naganɔ
amewo ƒe nunya me o, hafi nenɔ
Mawu ƒe ŋusẽ me boŋ.[f]

6 Ke nunya gblɔm miele le ame-
siwo zu blibo la dome, ke menye
xexe sia me nunya, alo xexe sia
me dziɖula, siwo atsrɔ̃ la tɔ o;
7 ke boŋ [d]míegblɔa Mawu ƒe nu-
nya, si le ɣaɣla la, le nya ɣaɣla
me, nunya, si Mawu ɖo anyi, hafi
woɖo xexeme gɔme anyi hena
míaƒe ŋutikɔkɔe la, 8 si xexe sia
me dziɖulawo dometɔa ɖeke me-
dze sii o,[g] elabena ɖe wodze sii
la, anye ne womeklã [i]ŋutikɔkɔe
ƒe Aƒetɔ la ɖe atitsoga ŋu o. 9 Ke
abe alesi [k]woŋlɔ ɖi ene bena:
„Nusiwo ŋku mekpɔ kpɔ o, eye
to mese kpɔ o, eye womeva ame
ƒe dzi me kpɔ o la, nusiawo Ma-
wu dzra ɖo na amesiwo lɔ̃nɛ la.“
10 [l]Ke miawo la Mawu ɖee fia mi
to eƒe Gbɔgbɔ la dzi; elabena
Gbɔgbɔ la dzroa nuwo katã me
kpɔna keke Mawu ƒe nu gogloa-
wo me ke. 11 Elabena amewo
dometɔ kae nya nusi le ame me,
ne menye ame ƒe gbɔgbɔ, si le
eme la koe oa? Nenema ke amea
ɖeke menya nusi le Mawu me la
o, negbe Mawu ƒe Gbɔgbɔ la ɖe-
ɖekoe. 12 Ke miawo la miexɔ
xexeme ƒe gbɔgbɔ la o, hafi Gbɔ-
gbɔ, si tso Mawu gbɔ la boŋ míe-
xɔ, bene miate ŋu anya nusi Ma-
wu na mí la. 13 Eye nusiawo
miegblɔna hã, eye mietsɔa nya,
siwo amewo ƒe nunya fia mi la o,
hafi mietsɔa nya, siwo Gbɔgbɔ la
fia mi la boŋ, eye mietsɔa gbɔ-
gbɔmenuwo heɖoa gbɔgbɔmenu-
wo ŋuti.[t] 14 Ke dzɔdzɔmeme me-
xɔa Mawu ƒe Gbɔgbɔ la ƒe nuwo
o, elabena wonye [u]bometsinuwo
nɛ, eye mate ŋu adze sii o, ela-
bena Gbɔgbɔ wotsɔna kpɔa eme.
15 [y]Ke gbɔgbɔmeme la kpɔa nu-
wo katã me, ke eya ŋutɔ la amea
ɖeke mekpɔa eme o. 16 [z]Elabena
ameka dze si Aƒetɔ la ƒe tame-
susu, ne wòafia nui mahã? Ke mía-
wo la Kristo ƒe tamesusu le mia si.

Paulo xlɔ̃ nu Korinto-hame la bena, mamã naganɔ wo dome le nufiala, siwo nye Kristo ƒe subɔlawo ta o. Kristo enye xɔxɔ ƒe aƒetɔ kple gɔmeɖoɖo.

**3.** Eye nye hã, nɔviwo, nyemete
ŋu ƒo nu kpli mi abe gbɔ-
gbɔmemewo ene o, hafi abe ŋu-
tilãmemewo ene, [e]abe vidzĩewo
le Kristo me ene. 2 Mena notsi
mi mieno, eye menye nuɖuɖu se-

[a] Mat. 12, 38.
[b] Yoh. 4, 48; Dɔ. 17, 18. 32.
[d] Ro. 16, 25.
[e] Ro. 9, 32.
[f] 2, 14.
[g] Lu. 23, 34.
[h] kp. 18; Kol. 2, [illegible]
[i] Yak. 2, 1.
[k] Yes. 64, 3.
[l] Mat. 13, 11.
[n] Mat. 11, 25; Yoh. 7, 48; Yak. 2, 1–5.
[o] Ro. 3, 27; Ef. 2, 9.
[p] Yer. 23, 5. 6.
[r] Kor. II. 5, 21; Yoh. 17, 19.
[s] Yer. 9, 22. 23.
[t] kp. 1. 4.
[u] 1, 23; Yoh. 8, 47.
[v] 1, 17.
[y] Yoh. I. 2, 20.
[z] Ro. 11, 34; Yes. 40, 13.
[a] Gal. 6, 14.
[b] Dɔ. 18, 9; Kor. II. 10, 1.
[d] kp. 1.
[e] Yoh. 16, 12.
[f] Ef. 1, 17. 19; Tes. I. 1, 5.

sẽ o, elabena miesẽ ŋu hade o;
eye fifi hã miesẽ ŋu hade o,[a]
3 elabena mieganye ŋutilãmememe-
wo. Elabena ŋkeke alesi ŋuʋa-
ʋã kple dzrewɔwɔ kple mamã
le mia dome la, menye ŋutilãme-
mewo mienye, eye miezɔna le
ŋutilã la nu o de?[d] 4 Elabena ne
ame ɖeka gblɔ be: Nye la Paulo
tɔ menye, eye ame bubu gblɔ be:
Nye la Apolo tɔ menye la, alo ɖe
mienye ŋutilãmemewo oa?[g]
5 Azɔ ɖe, amekae nye [h]Apolo?
Amekae nye Paulo? Subɔlawo
wonye, amesiwo dzi mieto xɔ dzi
se la, eye amesiame le abe alesi
Afetɔ la nae la ene. 6 [i]Nye la
medo nu, eye Apolo de tsii, ke
Mawue nana wotsina nyuie. 7
Eyata amesi do nu la, menye na-
neke o, eye amesi de tsii hã, me-
nye naneke o, ke Mawu, si na
tsitsi lae boŋ. 8 Ke amesi le nu
dom kple amesi le tsi demi la,
wo kpakple eve le ɖeka, [l]hafi
amesiame axɔ ye ŋutɔ ƒe fetu le
ye ŋutɔ ƒe dɔwɔwɔ la nu. 9 Ela-
bena Mawu ƒe hadɔwɔlawo mie-
nye; Mawu ƒe [o]agble kple Mawu
ƒe [r]xɔtutu miawo mienye.
10 Mawu ƒe [s]amenuveve, si wo-
nam la, nu medo gɔme anyi abe
xɔtula dzeaɖaŋu ene, ke ame bubu
tui ɖe edzi. Gake amesiame na-
kpɔ nyuie, alesi wòatui ɖe edzi
la. 11 Elabena amea ɖeke mate
ŋu aɖo gɔmeɖoɖo bubu anyi o,
negbe esi wodo anyi, si nye Yesu
Kristo la ko.[t] 12 Ke ne amea ɖe
tsɔ sika, klosalo, kpe xɔasiwo, ati-
wo, gbe, alo ahɔ̃liti tui ɖe gɔme-
ɖoɖoanyi sia dzi la, 13 ekema
amesiame ƒe dɔwɔwɔ adze ƒã, ela-
bena ŋkeke la aɖee ɖe go afia,
elabena woaɖee ɖe go afia to dzo
me, eye alesialesi ke amesiame
ƒe dɔwɔwɔ le la, dzo la adoe
akpɔ.[y] 14 Ne amea ɖe ƒe dɔwɔ-
wɔ, si wòtu ɖe edzi la, tsi anyi la,
axɔ fetu. 15 Ne amea ɖe ƒe dɔwɔ-
wɔ afiã la, abui, ke woaxɔ eya ŋutɔ,
gake abe amesi to dzo me ene.

Hame la gbêlawo.

16 Ðe mienyae bena, mawuxɔ
mienye, eye Mawu ƒe Gbɔgbɔ la
nɔa mia me oa?[b] 17 Ne amea
ɖe gblẽ mawuxɔ la, Mawu agblẽ
eyama hã, elabena mawuxɔ la le
kɔkɔe, eye esiae miawo la mie-
nye. 18 Amea ɖeke nagable eɖo-
kui o: Ne mia dome amea ɖe bu
eɖokui nunyala le xexe sia me
la, nezu bometsila, bene wòazu
nunyala.[b] 19 Elabena xexe sia me
nunya enye bometsitsi le Mawu
gbɔ, elabena woŋlɔ ɖi bena:
[e]„Eléa nunyalawo le woƒe aɖa-
ŋu vɔ̃ me.“ 20 Eye wogaŋlɔ be:
„Afetɔ la dzea si nunyalawo ƒe
susuwo bena, wonye dzodzro.“[f]
21 Eyata amea ɖeke nagaƒo aɖe-
gbe le amewo ŋuti o, elabena nu-
wo katã nye mia tɔ, 22 eɖanye
Paulo o, eɖanye Apolo o, eɖanye
Kefa o, eɖanye xexeame o, eɖa-
nye agbe o, eɖanye ku o, eɖa-
nye nusi li fifi alo nusi le vava
ge o; nuwo katã nye mia tɔ, 23
ke miawo la mienye Kristo tɔ,
ke Kristo la enye Mawu tɔ.[k]

Apostolowo ƒe dɔ kple woƒe numadinuinyenye.

4. Ale ame nabu mi enye esi:
Abe Kristo ƒe dɔlawo kple
Mawu ƒe [n]nya ɣaɣlawo ƒe xɔnu-
viwo ene. 2 Ke nusi gakpe ɖe
eŋuti la, enye bena, wodina tsoa
xɔnuviwo gbɔ,[p] bene woakpɔ wo
nuteƒewɔlawoe. 3 Ke nye la nu
via ɖe ŋutɔ ko wònye nam, ne
woadrɔ̃ ʋɔnum le miawo alo amea
ɖe ƒe ʋɔnudrɔ̃gbe dzi; evɔ la
nyemedrɔ̃ ʋɔnu nye ŋutɔ ɖokui-
nye hã o. 4 Elabena nyemenya
naneke le ɖokuinye ŋuti o, ke
menye eyata wotso afia nam o,
ke Afetɔ lae nye amesi drɔ̃ ʋɔ-
num.[u] 5 Eyata migadrɔ̃ ʋɔnu na-
neke, hafi ɣeyiɣi la nava ɖo o,
halase esime Afetɔ la ava, amesi
abe viviti me nya ɣaɣlawo ava ke-
keli nui, eye wòaɖe dzimeɖaŋuɖe-
dewo ɖe go afia la, [v]ekema amesia-
me akpɔ kafukafu tso Mawu gbɔ.
6 Ke nɔviwo, nusiawo megblɔ
hedo mia kple Apolo ŋuti le mia
ta, bene miasrɔ̃ nu le mia gbɔ,
bena miagasusu awu nusi woŋlɔ
ɖi la o, [z]bena mia dome amea
ɖeke nagado eɖokui ɖe dzi le ame
ɖeka ta ɖe ame bubu ŋuti o.
7 Elabena ameka na nèto vovo
ma?[a] Eye nukae le asiwò, si mè-
xɔ oa? Ke ne wò hã nèxɔe la,
nukaŋuti nèle adegbe ƒom abe
menye ɖe nèxɔe ene oa? 8 Mieɖi
ƒo xoxo, [d]miezu kesinɔtɔwo xoxo,
miegblẽa mi ɖi ɖua fia; ɖe miaɖu

a Pet. 1. 2, 2; Heb. 5, 12. 13.
b Nyad. 3, 17. 18.
d 1, 10. 11; 11, 18.
e Hi. 5, 12. 13.
f Ps. 94, 11.
g 1, 12.
h Dɔ. 18, 24. 27.
i Dɔ. 18, 4. 11.
k 11, 3.
l 4, 5.
n Ti. 1, 7.
o Mat. 13, 3–9.
p Lu. 12, 42.
r Ef. 2, 20.
s 15, 10.
t Pet. 1. 2, 4–6.
u Ps. 143, 2.
v 3, 8.
y 4, 5.
z Ro. 12, 3.
a Ro. 12, 6.
b 6, 19; Kor. II. 6, 16.
d Nyad. 3, 17.

fia gɔ̃, bene miawo hã [a]míaɖu
fia kpakpli mí la, ne anyo! 9 Ela-
bena mele susum bena, Mawu tsɔ
mí apostolowo wɔ mamletɔwo,[d]
abe amesiwo woɖo anyi na ku
ene, elabena míezu [e]nukpɔkpɔ
na xexeame kple mawudɔlawo
kple amewo siaa. 10 Míenye [f]bo-
metsilawo le Kristo ŋuti, ke mia-
wo la nunyalawo mienye le Kristo
me; miawo la miegbɔdzɔna, ke
miawo la mieséa ŋu; wobua mi,
ke míawo la wodoa vlo mi. 11
Vaseɖe gafofo sia dzi la [h]dɔ kple
tsikɔ wua mí, eye miezɔa amama,
eye wofoa mí kple kɔ, eye nɔfe
gobia ɖeke meli na mí o. 12 Eye
[l]miedzea agbagba, eye míetsɔa
mía ŋutɔwo míaƒe asiwo wɔa dɔ;[n]
ne wodzu mí la, míeyrana;[o] ne
woti mía yome la, miedoa dzi
tsɔnɛ; 13 ne wodo busu mi la,
míeɖea kuku; miezu abe xexe sia
me ƒe aɖukpodzinuwo ene, ame-
wo katã ƒe gbeɖuɖɔ vaseɖe egbe-
gbe sia.
14 Menye ɖe meŋlɔ nusiawo,
bene mado ŋukpe mi o, ke boŋ
bene maxlɔ̃ nu mi abe nye lɔlɔ̃-
viwo ene. 15 Elabena ne vidzikpɔla
akpe ewo le mia si le Kristo me
hã la, fofo geɖe meli na mi o;
elabena metsɔ nyanyuie la dzi mi
le Kristo Yesu me.[t] 16 Eyaŋuti
mele nu xlɔ̃m mi bena: Mizu srɔ̃-
nyelawo.[v] 17 Eyata medɔ [y]Timo-
teo, si nye vinye lɔlɔ̃tɔ kple nu-
teƒewɔla le Aƒetɔ me la, ɖo ɖe
mia gbɔ; amesia aɖo ŋku nye
mɔ, siwo le Kristo me, abe alesi
mele nu fiam le ha sia ha me le
afisiafi ene la, dzi na mi. 18 Ke
amea ɖewo do wo ɖokui ɖe dzi,
abe ɖe nyemegale mia gbɔ va ge
o ene. 19 Ke [a]ne Aƒetɔ la lɔ̃ la,
mava mia gbɔ kpuie, eye nye-
mebe, madze si amesiwo do wo
ɖokui ɖe dzi la ƒe nyawo o, ke
woƒe ŋusẽ boŋ. 20 Elabena me-
nye nya mee mawufiaɖuƒe la le o,
hafi ŋusẽ me boŋ wòle.[c] 21 Nuka
dim miele? Ɖe matsɔ ati ava mia
gbɔ loo, alo matsɔ lɔlɔ̃ kple dɔme-
fafa ƒe gbɔgbɔ la ava mia gbɔa?

**Tohehe na ahasiwɔlawo. Nuzɔxlɔ̃ le habɔbɔ kple nu tovo wɔlawo kpakple woƒe hamemanɔmanɔ ŋuti.**

5. Wose mia ŋkɔ keŋ bena, aha-
siwɔwɔ le mia dome, eye aha-

[a] Nyad. 3, 21. [b] Mo. III. 18, 7. 8. [d] Ro. 8, 36. [e] Heb. 10, 33. [f] 3, 18. [g] Kol. 2, 5. [h] Kor. II. 11, 23 v. 27. [i] Mat. 18, 19; 16, 18; Kor. II. 13, 10. [k] Tim. 1, 20. [l] Dɔ. 18, 3; 20, 34; Tes. I. 2, 9; Tes. II. 3, 8; ta 9, 15. [n] Ro. 12, 14. [o] Ps. 109, 28. [p] Gal. 5, 9. [r] Mo. II. 13, 7. [s] Yes. 53, 7; Pet. I. 1, 19. [t] Gal. 4, 19. [u] Mo. II. 12, 3-20. [v] 11, 1. [y] Dɔ. 19, 22. [z] Mat. 18, 17; Tes. II. 3, 14. [a] Dɔ. 18, 21; Yak. 4, 15. [b] Tes. II. 3, 6; Ti. 3, 10; Yoh. II. 10. [d] Mar. 4, 11. [e] 2, 4; Lu. 17, 20. [f] Mo. V. 13, 6.

siwɔwɔ ma tɔgbe mele trɔ̃subɔ-
lawo dome hã o bena, [b]amea ɖe
xɔ fofoa srɔ̃. 2 Eye miawo la
miedo mia ɖokui ɖe dzi, eye miefa
konyi boŋ, bene woaɖe amesi wɔ
nusia la ɖa le mia dome o mahã?
3 Ke nye amesi mele mia gbɔ le
ŋutilã me o, gake mele mía gbɔ
le gbɔgbɔ me la, medrɔ̃ ʋɔnu
amesi wɔ nusia la xoxo, abe ɖe
mele mia gbɔ ene[g] 4 le mía Aƒetɔ
Yesu Kristo ƒe ŋkɔ me, ne mia
kple nye gbɔgbɔ va kpe ta kpa-
kple mía Aƒetɔ Yesu Kristo [i]ƒe
ŋusẽ la, 5 bene [k]míatsɔ ame ma
aɖe asi na Satana, bene wòagblẽ
eƒe ŋutilã, ne woaxɔ eƒe gbɔgbɔ
le Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe ŋkeke la
dzi. 6 Miaƒe adegbeƒoƒo menyo
o. Mienyae bena, [p]amɔwɔ ʋaʋã
via ɖe nana amɔwɔ blibo la katã
ʋãna o mahã? 7 Eyata [r]mitsɔ
amɔwɔ ʋaʋã xoxo la ƒu gbe, be-
ne mianye amɔwɔ yeye, abe ale-
si mienye amɔwɔ maʋãmaʋã
ene; [s]elabena wowu míaƒe ŋuti-
totolẽvi, si nye Kristo la hã. 8
Eyata mina miaɖu ŋutitotoŋkeke-
nyuie, menye le amɔwɔ ʋaʋã xo-
xo me o, eye menye le vɔ̃ɖiwɔ-
wɔ kple nu tovo wɔwɔ ƒe amɔwɔ
ʋaʋã me o, hafi le dzadzɛnyenye
kple nyateƒe ƒe amɔwɔ maʋãma-
ʋã la me boŋ."
9 Meŋlɔe na mi le agbalẽ la me
bena, [t]migaɖe ha kple ahasiwɔ-
lawo o. 10 Ke menye xexe sia me
ahasiwɔlawo alo ŋubiálawo alo
adzodalawo alo trɔ̃subɔlawo me-
wɔnɛ kura o, anye ne ɖeko mia-
dzo le xexeame. 11 Eyata azɔ la
meŋlɔ na mi bena, miagaɖe ha
kple amea ɖe, si ne woyɔnɛ be
nɔvi, wònye ahasiwɔla alo ŋubiála
alo trɔ̃subɔla alo busubɔla alo
ahamula alo adzodala la o; mi-
gaɖu nu kple nenem me sia hã
o.[b] 12 Elabena nya kae le mia
kple amesiwo le [d]egodo la dome
bena, madrɔ̃ ʋɔnu wo mahã? Alo
miawo la, ɖe miedrɔ̃ ʋɔnu ame-
siwo le eme la gɔ̃ oa? 13 Ke
amesiwo le egodo la, Mawu adrɔ̃
ʋɔnu woawo.[f] Miɖe ame vɔ̃ɖi la
ɖa le mia ŋutɔ mia dome!

**Le ʋɔnudɔdrɔ̃ le dzimaxɔsetɔwo ƒe ŋku me ŋuti.**

6. Alo ne mia dome amea ɖe he
nya ɖe xɔlɔ̃via ŋuti la, aɖo

dzi be, yeahee ayi ʋɔnu ɖe ame
madzɔmadzɔwo ŋku me, eye me-
nye ame kɔkɔewo ŋku me o ma-
hã? 2 Mienyae bena, [b]ame kɔkɔe-
wo le ʋɔnu drɔ̃ ge xexeame oa?
Eye nenye miawo dzi woato adrɔ̃
ʋɔnu xexeame la, ɖe miedze na
nya suewo dɔdrɔ̃ oa? 3 Mie-
nyae bena, miadrɔ̃ ʋɔnu ma-
wudɔlawo oa, ʋuu keke wòahayi
agbe sia me nuwo nye gea? 4
Azɔ la ne agbe sia me nyadɔdrɔ̃a
ɖe le mia si la, mietsɔ amesiwo
wodoa vlo le ha me la boŋ ɖo ʋɔ-
nudrɔ̃lawoe! 5 Ŋukpedodo mi ta
megblɔe ɖo! Ã, vavãe, nunyalaa
ɖeke mele mia dome oa? Ɖeka
hɔ̃ meli, si ate ŋu adrɔ̃ ʋɔnu le
nɔviawo dome oa? 6 Ke nɔvi hea
nɔvi yia ʋɔnu boŋ, eye wowɔa
esia le dzimaxɔsetɔwo ŋku me.
7 Ke azɔ esia menyo na mi kura
o bena, nyadɔdrɔ̃wo le mia dome
ɖe mia nɔewo ŋuti. Nukaŋuti
miena wowɔ vɔ̃ ɖe mia ŋuti boŋ
oa? Nukaŋuti miena woba mi boŋ
oa?[k] 8 Ke miawo la miewɔa vɔ̃,
eye miebaa ame, eye miewɔa esia
ɖe nɔviawo ŋuti.

**Nuxɔxlɔ̃ le madzɔmadzɔ kple matrewɔwɔ ŋuti.**

9 Alo mienyae bena, ame ma-
dzɔmadzɔwo manyi mawufiaɖuƒe
la ƒe dome oa? Migana woable
mi o: Ahasiwɔlawo kple trɔ̃subɔ-
lawo kple matrewɔlawo kple ha-
dzelawo kple ŋutsu, siwo dɔna
kple ŋutsuwo, 10 kple fiafitɔwo
kple ŋubiãlawo kple ahamulawo
kple busubɔlawo kple adzodala-
wo la womanyi mawufiaɖuƒe la
ƒe dome o.[l] 11 Eye nenem mia
dome amea ɖewo nɔ tsã; ke wole
tsi na mi, ke wona mia ŋuti kɔ,
ke wotsɔ afia na mi le Aƒetɔ Ye-
su ƒe ŋkɔ la kple mia Mawu ƒe
Gbɔgbɔ la me.[n]
12 Woɖe nuwo katã ƒe mɔ nam,
ke menye nuwo katãe nyona na
ame o. Woɖe nuwo katã ƒe mɔ
nam, ke menye nyee le nana ge
nane nakpɔ ŋusẽ ɖe dzinye o.[o]
13 Nuɖuɖu li na ƒodo, eye ƒodo
hã li na nuɖuɖu; gake Mawu aɖe
esia kple ekeme siaa ɖa.[p] Ke ŋuti-
lã meli na ahasiwɔwɔ o, hafi Aƒetɔ
la tɔe, eye Aƒetɔ la hã ŋutilã tɔe
boŋ. 14 Ke Mawu fɔ Aƒetɔ la ɖe
tsitre, eye wòatsɔ eƒe ŋusẽ afɔ
míawo hã ɖe tsitre.[a] 15 Alo ɖe
mienyae bena, miaƒe ŋutilãwo la
Kristo ƒe ŋutinuwo wonye o ma-
hã? Aleke lawɔ matsɔ Kristo ƒe
ŋutinuwo awɔ ahasiwɔla ƒe ŋuti-
nuwo mahã? Gbeɖe![d] 16 Alo ɖe
mienyae bena, amesi tsɔ eɖokui
lé ɖe ahasiwɔla ŋuti la, eya kplii
enye ŋutilã ɖeka oa? Elabena
wogblɔ bena: [e]„Wo kpakple eve
la woanye ŋutilã ɖeka.“ 17 Ke
amesi tsɔ eɖokui lé ɖe Aƒetɔ la
ŋuti la, eya kplii enye gbɔgbɔ
ɖeka.[f] 18 Misi le ahasiwɔwɔ nu!
Nuvɔ̃ sia nuvɔ̃, si ame wɔna la,
menye eƒe ŋutilã me wòle o, ke
ahasiwɔla wɔa vɔ̃ ɖe ye ŋutɔ ƒe
ŋutilã ŋuti. 19 Alo ɖe mienyae
bena, miaƒe ŋutilã la Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe, si le mia me, si miexɔ tso
Mawu gbɔ la ƒe xɔ wònye, eye
mienye mia ɖokui tɔ oa?[g] 20 [h]Asi
sesẽ miexɔ; [i]eyata mitsɔ miaƒe
ŋutilã kple miaƒe gbɔgbɔ, siwo
nye Mawu tɔ la, kafu Mawu!

**Le srɔ̃ɖeɖe kple trenɔnɔ ŋuti.**

7. Nusi ŋuti mieŋlɔ nya nam le
la, mebe: Enyo na ame bena,
wòagaɖe asi nyɔnu ŋu o. 2 Ke
le ahasiwɔwɔwo ŋuti la nyɔnu na-
nɔ ŋutsu sia ŋutsu si, eye ŋutsu
nanɔ nyɔnu sia nyɔnu si. 3 Ŋutsu
nawɔ nusi dzɔ la, na srɔ̃a, eye
nyɔnu hã nawɔ na srɔ̃a nenema
ke. 4 Nyɔnu mekpɔ ŋusẽ ɖe ye
ŋutɔ ƒe ŋutilã dzi o, negbe srɔ̃-
ŋutsu la ko; ke nenema ke ŋutsu
hã mekpɔ ŋusẽ ɖe ye ŋutɔ ƒe
ŋutilã dzi o, negbe nyɔnu la ko.
5 Migagblẽ mia nɔewo ɖi o, ne-
gbe ne wo kpakple eve lɔ̃ halase
ɣeyiɣia ɖe dzi hafi, bena miakpɔ
asinu aɖo gbe ɖa, eye nusia me-
gbe la miagava awɔ ɖeka, bene
Satana nagate mi akpɔ le miaƒe
ɖokuidzimaɖumaɖu la ŋuti o. 6
Ke mele esia gblɔm le mɔnana
nu, eye menye le seɖeɖe nu o.
7 Elabena mele didim bena, ame-
wo katã nanɔ anyi, abe alesi nye
hã mele ene; gake amesiame kpɔ
ye ŋutɔ ƒe amenuvevenuna tso
Mawu gbɔ, amea ɖeka kpɔ esi,
eye ame bubu hã kpɔ bubu.[r]
8 Ke megblɔ na trewo kple
ahosiwo bena, ne woanɔ abe alesi
nye hã mele ene la, ekema anyo

[a] 15, 15. 20; Kor. II. 4, 14.
[b] Nyaɖ. 3, 21; Dan. 7, 22.
[d] 12, 27.
[e] Mo. I. 2, 24.
[f] Yoh. 17, 21. 22; Ef. 5, 30.
[g] 3, 16.
[h] Pet. I. 1, 18. 19.
[i] Fil. 1, 20.
[k] Mat. 5, 39; Tes. I. 5, 17; Pet. I. 3, 9.
[l] Gal. 5, 19–21.
[n] Ti. 3, 3–7.
[o] 10, 23.
[p] Tes. I. 4, 3–5.
[r] Mat. 19, 12.

na wo. 9 Ke ne womate ŋu ɖu
wo ɖokui dzi o la, woaɖe srɔ̃, ela-
bena srɔ̃ɖeɖe nyo wu fieŋufieŋu.
10 Ke meɖe se na srɔ̃tɔwo —
[e]hafi menye nyee o, [f]ke Afetɔ
lae boŋ — be, nyɔnu nagagbe srɔ̃a
o. 11 Ke ne egbee la, nenɔ anyi
srɔ̃maɖemaɖee, alo negawɔ ɖeka
kpakple srɔ̃ŋutsu la; eye ŋutsu
hã nagagbe srɔ̃a o. 12 Ke ame
mamlewo la, nyee le egblɔm na
wo — menye Afetɔ lae o — bena,
ne nyɔnu, si mexɔ se o la, le nɔ-
via ɖe si, eye wòdze nyɔnua ŋu
bena, yeanɔ egbɔ la, negagbee o.
13 Eye ne ŋutsu, si mexɔ se o
la, le nyɔnua ɖe si, eye wòdze
ŋutsua ŋu be, yeanɔ egbɔ la, ne-
gagbe ŋutsu la o. 14 Elabena
ŋutsu, si mexɔ se o la, ŋuti kɔ
le srɔ̃a me, eye nyɔnu, si mexɔ
se o la, hã ŋuti kɔ le ŋutsua me;
ɖe menye nenem o la, ne mia
viwo anye ame makɔmakɔwo, [k]ke
azɔ la wole kɔkɔe. 15 Ke ne
amesi mexɔ se o la, gbe srɔ̃a la,
negbee faa! Nɔviŋutsu alo nɔvi-
nyɔnu la menye kluvi le nya
siawo ƒomevi me o. Ke Mawu
yɔ mí [l]le ŋutifafa me. 16 Elabena
wò nyɔnu, aleke nènyae bena, àte
ŋu axɔ srɔ̃wò ɖe agbe mahã?
Alo wò ŋutsu, aleke nènyae be-
na, àte ŋu axɔ srɔ̃wò ɖe agbe
mahã?[o] 17 Negbe alesi Afetɔ la
mã na amesiame la,[p] alesi Mawu
yɔ amesiamee la, nenema ke wòa-
zɔ, eye nenema ke meɖo le hawo
katã me. 18 Ne woyɔ amea ɖe,
si nye aʋatsotsotɔ la, negahe aʋa-
yi tsyɔ edzi o; ne woyɔ amea ɖe
le aʋamatsomatso me la, negatso
aʋa o. 19 Aʋatsotso la menye
naneke o, eye aʋamatsomatso hã
menye naneke o, ke Mawu ƒe se-
dziwɔwɔ enye nu la.[t] 20 Ame-
siame nanɔ yɔyɔ, si wotsɔ yɔe
la me tututu:[u] 21 Ne ènye kluvi
woyɔ la, negave wò o; ke ne àte
ŋu azu ablɔɖevi la, wɔ eŋuti dɔ
boŋ. 22 Elabena amesi woyɔ wò-
nye kluvi le Afetɔ la me la, enye
Afetɔ la ƒe ablɔɖevi, nenema ke
amesi woyɔ wònye ablɔɖevi la,
enye Kristo ƒe kluvi.[v] 23 Asi se-
sẽe miexɔ, migazu amewo ƒe klu-
viwo o.[y] 24 Nɔviwo, nusi me woyɔ
amesiame le la, nenɔ eya me le
Mawu ƒe ŋku me![z]

[a] kp. 10.
[b] kp. 40.
[d] Tim. I. 1, 12. 13.
[e] kp. 12. 25. 40.
[f] Mat. 5, 32.
[g] kp. 29; 10, 11.
[h] Ro. 13, 11.
[i] Lu. 14, 26.
[k] Ro. 11, 16.
[l] Ro. 14, 19.
[n] Yoh. I. 2, 15 v. 17.
[o] Pet. I. 3, 1.
[p] kp. 20. 24.
[r] Lu. 14, 20.
[s] Ef. 5, 29.
[t] Gal. 5, 6; 6, 15.
[u] kp. 17. 24.
[v] Ef. 6, 6; Filem. 16.
[y] 6, 20.
[z] 17, 20.

25 Ke ɖetugbiwo la, nyemexɔ
[a]sea ɖeke tso Afetɔ la gbɔ le wo
ŋuti o, [b]gake maɖo aɖaŋu na wo,
abe amesi kpɔ [d]nublanuikpɔkpɔ
tso Afetɔ la gbɔ, bene manye nu-
teƒewɔla la ene. 26 Azɔ mesusu
bena, esia nyo le hiãkame, si gbɔ-
na fifi la ŋuti bena, enyo na ame
be, wòanɔ anyi nenema.[g] 27 Ne-
nye ɖe wobla wò ɖe nyɔnu ŋuti
la, megaɖi etutu o; ke ne wotu
wò le nyɔnu ŋuti la, megaɖi srɔ̃
o. 28 Ke ne èɖe srɔ̃ hã la, mèwɔ
nuvɔ̃ o; eye ne ɖetugbi ɖe srɔ̃
la, mewɔ nuvɔ̃ o; ke nenem me
siawo akpɔ xaxa le ŋutilã me.
Ke nye la ɖe mekpɔ mia nubla-
nui. 29 Ke esia gblɔm mele, nɔ-
viwo, [h]bena ɣeyiɣi la le kpuie;
eyata azɔ la amesiwo si nyɔnu
le la, [i]nanɔ abe ɖe ɖeke mele wo
si o ene; 30 eye amesiwo le avi
fam la, nanɔ abe ɖe womele avi
fam o ene; eye amesiwo le dzi-
dzɔ kpɔm la, nanɔ abe ɖe womele
dzidzɔ kpɔm o ene; eye amesiwo
le nu ƒlem la, nanɔ abe ɖe naneke
mele wo si o ene; 31 eye ame-
siwo wɔa xexe sia me ŋuti dɔ la,
nanɔ abe ɖe womele eŋuti dɔ
wɔm o ene; [n]elabena xexe sia me
ƒe nɔnɔme nu va yina. 32 Ke
mele didim be, miagakpɔ fuɖeɖea
ɖeke o. Amesi meɖe srɔ̃ o la,
lèa be na nusiwo nye Afetɔ la
tɔ la, alesi wòawɔ adze Afetɔ la
ŋu. 33 Ke ŋutsu, si ɖe srɔ̃ la,
léa be na [r]xexemenuwo, alesi wòa-
wɔ adze [s]nyɔnu la ŋu, eye wòle
evedomesi. 34 Nenema ke nyɔnu,
si ɖe srɔ̃ la, kple ɖetugbi hã wole;
nyɔnu, si si srɔ̃ mele o la, léa be
na nusiwo nye Afetɔ la tɔ la, be-
na wòanɔ kɔkɔe le ŋutilã kple
gbɔgbɔ la me; ke nyɔnu, si ɖe
srɔ̃ la, lèa be na xexe sia me nu-
wo, alesi wòawɔ adze ŋutsu la
ŋu. 35 Ke megblɔ esia le mia
ŋutɔwo miaƒe viɖe ta, menye be-
ne maɖe mi kple ka o; ke boŋ
bene mianɔ kɔnuwɔwɔ nyui kple
Afetɔ ŋunɔnɔ tututu dzi, alesi dze,
eye naneke nagahe mi ɖa o. 36
Ke ne amea ɖe susu be, yemawɔ
nyuie ɖe yeƒe ɖetugbi ŋuti o, ne-
nye be, ele srɔ̃ɖeɖe me tom, eye
ne ele vevie azɔ be, wòaɖe srɔ̃
la, ekema nusi dim wòle la, ne-
wɔe; mewɔ nuvɔ̃ o, nena wòaɖe

srɔ̃. 37 Ke amesi tsi tre sesie
le eƒe dzi me, eye naneke mezi
edzi o, ke boŋ wòkpɔ ŋusẽ ɖe ye
ŋutɔ ƒe lɔlɔ̃nu dzi, eye wòɖo esia
le eƒe dzi me bena, yeadzra yeƒe
ɖetugbia ɖo srɔ̃maɖemaɖee la,
eya awɔe nyuie. 38 Eyata amesi
tsɔ eƒe ɖetugbi na woɖe la, wɔe
nyuie; ke amesi metsɔe na woɖe
o la, awɔe nyuie awu. 39 Se la
bla [d]nyɔnu, ŋkeke alesi srɔ̃a le
agbe la, gake nenye be, ŋutsua
ku la, ekema evo bena, wòaɖe
amesi ke wòlɔ̃; negbe ɖeko woa-
wɔe le Afetɔ la me. 40 Ke ne-
nye be, enɔ anyi nenema srɔ̃-
maɖemaɖee la, woayrae awu le
nye tamesusu nu. Ke mebuna
bena, Mawu ƒe Gbɔgbɔ la le nye
hã menye.

Le trɔ̃wo ƒe vɔsalãɖuɖu kple kristotɔwo ƒe ɖokuilèle nuɖiaɖia manamanae ŋuti.

**8**. Ke le [f]trɔ̃wo ƒe vɔsawo ŋuti
la mienyae bena, sidzedze li
na mi katã. Sidzedze la doa ame
ɖe dzi, ke lɔlɔ̃ la tua ame. 2 Ne
[h]amea ɖe susu bena, yedze si
nane la, ekema medze si alesi
wòdze be, wòadze sii la haɖe o.
3 Ke ne amea ɖe lɔ̃ Mawu la,
[k]ekema Mawu dze si eyama. 4
Azɔ mienya le trɔ̃wo ƒe vɔsawo
ɖuɖu la ŋuti bena, trɔ̃a ɖeke mele
xexe sia me o, eye bena, mawu
bubua ɖeke hã meli o, negbe ɖeka
hɔ̃ koe li.[n] 5 Ke nenye nusiwo
woyɔna be mawuwo li hã, eɖanye
le dziƒo alo anyigba dzi o, abe
alesi mawu geɖewo kple afetɔ
geɖewo li ene la; 6 gake la Ma-
wu ɖeka, si nye Fofo, amesi me
nuwo katã tso, eye miawo mieli
nɛ la, kple Afetɔ ɖeka, si nye
Yesu Kristo,[p] amesi me nuwo ka-
tã to va, eye miawo mieto eyama
me la, li na mi. 7 Ke menye
amewo katã mee sidzedze sia le
o; ke amea ɖewo li, siwo ƒe ta-
mesusuwo gale trɔ̃ ŋuti vaseɖe
egbegbe sia, eye woɖunɛ abe
trɔ̃wo ƒe vɔsa ene, eye esi woƒe
dzitsinya gbɔdzɔ ŋuti la, eyata
woƒo ɖii.[s] 8 Ke nuɖuɖu mawɔ mi
bubu le Mawu ƒe ŋku me o, ela-
bena nenye be, mieɖua nu la,
miezua gã wu o, eye nenye be,
mieɖua nu o la, miezua sue wu
o.[t] 9 Ke mikpɔ nyuie, bena miaƒe

[a] Gal. 5, 13.
[b] Ro. 14, 15.
[d] Ro. 7, 2.
[e] Ro. 14, 21.
[f] Dɔ. 15, 29.
[g] 15, 8; Dɔ. 26, 16; 22, 17.
[h] Gal. 6, 3.
[i] Kor. 11. 3, 2. 3.
[k] Gal. 4, 9.
[l] Lu. 10, 8.
[n] 10, 19.
[o] Yoh. 1, 42.
[p] 12, 5. 6; Kol. 1, 16.
[r] Mo. V. 25, 4; Tim. I. 5, 18.
[s] 10, 27.
[t] Ro. 14, 17.

ŋusẽ nagazu nukikli na ame gbɔ-
dzɔgbɔdzɔwo o.[a] 10 Ke nenye
amea ɖe kpɔ wò amesi si sidze-
dze le la, nèbɔbɔ nɔ trɔ̃xɔ me le
nu ɖum la, menye ɖee ma nèɖe
dzi ƒo na amesi gbɔdzɔ la ƒe dzi-
tsinya, bene wòaɖu trɔ̃wo ƒe vɔ-
sawo o mahã? 11 Eye nɔvi, si
gbɔdzɔ, amesi ta Kristo ku ɖo la,
atsrɔ̃ le wò sidzedze la ŋuti.[b]
12 Ke ne miewɔ nuvɔ̃ ɖe mia nɔ-
viwo ŋuti ale, eye mieɖe abi woƒe
dzitsinya, si gbɔdzɔ ŋuti la, eke-
ma miewɔ nuvɔ̃ ɖe Kristo ŋuti.
13 Eyata ne nuɖuɖu dia nɔvinye
nu la, ekema nyemele lã ɖu ge
gbeɖegbeɖe akpɔ o, bene nye-
magaɖia nɔvinye nu o.[e]

Alesi Paulo wɔ eƒe abiɔɖenyenye ŋuti ɖo le eƒe ɖɔ me.

**9**. Ðe nyemenye apostolo oa?
Ðe nyemenye ɖokuisime oa?
[g]Ðe nyemekpɔ Yesu Kristo, mía
Afetɔ la oa? Menye miawoe nye
nye dɔwɔwɔ le Afetɔ la me oa?
2 Ne nyemenye apostolo na ame
bubuwo o hã la, menyee na mi;
elabena miawoe nye nye apostolo-
nyenye ƒe nutrenu le Afetɔ la
me.[i] 3 Ðokuinye ta ʋiʋli ɖe ame-
siwo drɔ̃a ʋɔnum la ŋuti enye esi.
4 Alo ɖe miekpɔ ŋusẽ be, miaɖu
nu, eye miano nu oa?[l] 5 Alo ɖe
miekpɔ ŋusẽ bena, miakplɔ nɔ-
vinyɔnu, si anye mia srɔ̃ la, anɔ
nugbe yim, abe alesi apostolo
bubuawo kple Afetɔ la nɔviwo
kpakple [o]Kefa hã wɔna ene oa?
6 Alo ɖe mia kple Barnaba ɖe-
ɖekoe mekpɔ ŋusẽ bena, míagawɔ
dɔ oa? 7 Ameka gɔ̃e wɔa aʋa-
wɔvi ƒe dɔ, eye wòxea ƒe na eɖo-
kui? Alo ameka gɔ̃e dea wein-
gble, eye meɖua eƒe kutsetse oa?
Alo amekae nyia lãha, eye menoa
lãha la ƒe notsi oa? 8 Alo ame
ƒesusu nue mele nya siawo gblɔm
ɖo, alo menye se la hãe gblɔ ne-
nema oa? 9 Elabena [r]woŋlɔ ɖe
Mose ƒe segbalẽa me bena: „Me-
gabla nu na nyitsu, si le mɔli
tugum la o!“ Ã, nyitsu ƒe nue
le Mawu nu vema? 10 Alo me-
nye mia ŋuti pete wogblɔe ɖo oa?
Mia ta woŋlɔe ɖo bena, amesi
ŋlɔa nu la, naŋlɔe le mɔkpɔkpɔ
me; eye amesi tugua mɔli la, na-
tugui le mɔkpɔkpɔ me, bena wòa-

kpɔ gome le eme! 11 Ne miefã
gbɔgbɔ me nuwo na mi, eye mie-
xa miaƒe ŋutilãnuwo la, nu gã
wònyea?[b] 12 Ne ame bubuwo
kpɔ ŋusẽ sia ƒe gome ɖe mia dzi
la, ɖe miawo miekpɔe wu woawo
o mahã? Gake miewɔa ŋusẽ sia
ŋuti dɔ o, hafi míetsɔa wo katã
kpoo boŋ, bene miagaxe mɔ na
Kristo ƒe nyanyuie la o.[d] 13 Ðe
mienyae bena, amesiwo wɔa kɔ-
kɔ́eƒe ƒe dɔwo la, kɔkɔeƒe ƒe nu-
wo woɖuna, eye amesiwo subɔna
le vɔsamlekpui ŋuti la, vɔsamle-
kpui ƒe nuwo me wokpɔa wo tɔ
nua tsonɛ oa?[g] 14 Nenema ke
Afetɔ la ɖo na amesiwo gblɔa
nyanyuie fiana la bena, woakpɔ
agbemenuwo tso nyanyuie la me.[i]
15 Ke [k]nye la nyemewɔ nusiawo
ƒe ɖeke ŋuti dɔ kpɔ o; eye nye-
meŋlɔ nusiawo, bene woawɔ ne-
nema nam o; elabena ne meku
la, anyo nam awu esi amea ɖe
naɖi gbɔ nye kafukafu. 16 Ela-
bena ne megblɔ nyanyuie fia la,
menye kafukafu nam o, elabena
ele nam kokoko be, mawɔe; ela-
bena nenye be, nyemegblɔ nya-
nyuie la fia o la,[n] baba nam!
17 Elabena ne mewɔ esia kple
lɔlɔ̃nu la, fetu le eme nam; ke
ne nyemewɔe kple lɔlɔ̃nu o la,
wotsɔ xɔnuviɖo de asi nam.[p] 18
Azɔ ɖe, nukae nye nye fetua?
Eyae nye bena, nye amesi le nya-
nyuie la gblɔm la, [s]mana fetu
naganɔ nyanyuie la ŋuti o, bene
nyemagawɔ nye ŋusẽ la ŋuti dɔ
le nyanyuie la ŋuti o.
19 Elabena ne menye ɖokuisi-
me, si vo tso amewo katã gbɔ
hã la, metsɔ ɖokuinye wɔ amewo
katã ƒe dɔla, bene asinye nasu
ame geɖeawo dzi;[v] 20 eye mezu
abe Yudatɔ ene hena Yudatɔwo,
bena asinye nasu Yudatɔwo dzi;
eye mezu abe amesi le sea te
ene hena amesiwo le sea te, wò-
nye nye ŋutɔ nyemele sea te hafi
o, bene asinye nasu amesiwo le
sea te la dzi; [a]21 mezu [b]abe se-
manɔsitɔ ene hena semanɔsitɔwo,
gake la nyemenye semanɔsitɔ na
Mawu o, ke mele Kristo ƒe se la
me boŋ, bene asinye nasu sema-
nɔsitɔwo dzi. 22 [e]Mezu gbɔdzɔ-
gbɔdzɔtɔ na gbɔdzɔgbɔdzɔtɔwo,
bene asinye nasu gbɔdzɔgbɔdzɔ-

[a] Ro. 11, 14.
[b] Ro. 15, 27.
[d] Dɔ. 20, 34. 35; Kor. II. 11, 9.
[e] Tim. II. 4, 7.
[f] Tim. II. 2, 4. 5.
[g] Mo. IV. 18, 8. 31; Mo. V. 18, 1–3.
[h] Pet. I. 5, 4.
[i] Lu. 10, 7.
[k] Dɔ. 18, 9.
[l] Ro. 8, 13; 13, 14.
[n] Yer. 20, 9.
[o] Mo. II. 13, 21; 14, 22.
[p] 4, 1.
[r] Mo. II. 16, 4. 35; Mo. V. 8, 3.
[s] 8, 9.
[t] Mo. II. 17, 6.
[u] Mo. IV. 14, 22. 30.
[v] Mat. 20, 26. 27.
[y] Mo. IV. 11, 4. 34.
[z] Mo. II. 32, 6.
[a] Dɔ. 16, 3; 21, 20–[illegible]
[b] Gal. 2, 3.
[d] Mo. IV. 25, 1. 9.
[e] Kor. II. 11, 29.
[f] Mo. IV. 21, 5. 6.

tɔwo dzi; amewo katã mezu nu-
sianu na, bene maɖe wo [a]dome
amea ɖewo kokoko. 23 Ke nya-
nyuie la ta mewɔ wo katã ɖo,
bene nye hã makpɔ gome le eme.

**Nuxɔxlɔ̃ le ɖioli le dziɖuɖufetu la ta ŋuti.**

24 Alo mienyae bena, amesiwo
le dudime kem le dusiƒe la, wo
katãe kenɛ hafi, gake ame ɖeka
koe xɔa dziɖuɖufetu la o mahã?
Mike dudime nenema, ne miaƒe
asi nasu edzi![c] 25 Ke [f]amesiame,
si le kame tem la, eɖɔa ŋu ɖo
le nusianu me; ame mawo wɔa
nenema, bene woƒe asi nasu dzi-
ɖuɖukuku, si gblẽna la dzi; ke
miawo la, [h]esi megblẽna o la dzi.
26 Eyaŋuti azɔ nye la mele du-
dime kem ale, bena nyemele ɖi-
keke me o, eye mele kɔ dam ale,
bena nyemedaa dadagbo o; 27
hafi [l]mefoa nye ŋutilã wòɖoa ɖu-
srã, eye mewɔnɛ kluvi boŋ, bene
esi menye gbeƒãɖela na ame bu-
buwo la, nye ŋutɔ la nyemagazu
ame madzemadze o.

**Nuxɔxlɔ̃ le deɖienɔnɔ kple trɔ̃subɔsubɔ ŋuti.**

**10.** Elabena nyemele didim be,
miaganyae o, nɔviwo, bena
mía fofowo katã nɔ alilikpo la te,
eye wo katã woto ƒu la me,[o] 2 eye
woɖe mawutsi ta na wo katã ɖe
Mose me le alilikpo kple ƒu la
me. 3 Eye wo katã woɖu gbɔ-
gbɔ me nuɖuɖu ma ke.[r] 4 Eye
wo katã wono gbɔgbɔ me nuno-
no ma ke, elabena wono tso gbɔ-
gbɔ me kpe gbadza, si dze wo
yome la me; ke kpe gbadza lae
nye Kristo.[t] 5 Gake wo dome
ame geɖeawo ƒe nu menyo Ma-
wu ŋu o, elabena woxlã wo ɖe
anyi le gbeadzi.[u] 6 Ke nusiawo
zu kpɔɖeŋu na mi, bene miagɑ-
nye nu vɔ̃ɖi dzrolawo, abe alesi wò-
dzro ame mawo ene la o.[y] 7 Mi-
gazu trɔ̃subɔlawo hã abe wo do-
me amea ɖewo ene o, [z]abe alesi
woŋlɔ ɖi ene bena: „Dukɔ la bɔ-
bɔ nɔ anyi, woɖu nu, eye wono
nu, eye wotsi tre, eye woɖe asi
ƒeƒe me.“ 8 Migana miawɔ ahasi,
abe alesi wo dome amea ɖewo wɔ
ahasi, eye ame akpe blave vɔ etɔ̃
tsrɔ̃ le ŋkeke ɖeka dzi ene la o.[d]
9 Migana miate Kristo akpɔ, abe
alesi wo dome amea ɖewo tee
kpɔ, [f]eye dawo tsrɔ̃ wo ene la o.

10 Migali liʋiliʋi, abe alesi wo
dome amea ɖewo li liʋiliʋi, eye
nugblẽla tsrɔ̃ wo ene la o.[b] 11 Ke
nusiawo katã va ame mawo dzi
abe kpɔɖeŋu ene, eye woŋlɔe ɖi,
bene wòanye nuxɔxlɔ̃ hena mi
amesiwo dzi xexe sia me ƒe nu-
wuwu va ɖo la. 12 Eyata amesi
ke susuna be, yele tsitre la, na-
kpɔ nyuie, bena wòagadze anyi
o. 13 Tetekpɔa ɖeke meva mia
dzi kpɔ o negbe ame tɔ ɖeɖeko,
gake nuteƒewɔla enye Mawu,
amesi mana mɔ bena, woate mi
akpɔ awu alesi miate ŋui la o;
ke ana gododo le eme hã akpe
ɖe tetekpɔ ŋuti, bene miate ŋu
atsɔe. 14 Eyata, nye lɔlɔ̃tɔwo,
misi le trɔ̃subɔsubɔ la nu!

Le nuɖuɖu kɔkɔe ŋuti.

15 Nunyalawo mele egblɔm na–
mibu nusi gblɔm mele la me kpɔ:
16 [f]Yayrakplu, si míeyrana la, me-
nye Kristo ƒe ʋu la ƒe hadedee
o ɖe? [h]Eye abolo, si miekana la,
menye Kristo ƒe ŋutilã ƒe hade-
dee o ɖe? 17 Elabena abolo ɖe-
kae, ŋutilã ɖeka mi ame geɖewo
mienye, elabena mi katã mieɖua
abolo ɖeka la ƒe ɖe.[k] 18 Mikpɔ
ŋutilãnu Israel ɖa! Menye ame-
siwo ɖua [n]vɔsawo la, nye vɔsa-
mlekpui la ƒe hadelawo oa? 19
Azɔ la, nuka gblɔm mele? Ɖe
mebena, trɔ̃ enye nu loo, alo trɔ̃
ƒe vɔsasa enye nua?[o] 20 Hafi boŋ
mele gbɔgblɔm bena, nusi trɔ̃su-
bɔlawo mèna la, [r]gbɔgbɔ vɔ̃wo
womèa wo na, eye menye Mawu
o; ke nyemele didim bena, miade
ha kple gbɔgbɔ vɔ̃wo o. 21 Miate
ŋu ano Aƒetɔ la ƒe kplu, agano
gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe kplu hã o; miate
ŋu akpɔ gome le Aƒetɔ la ƒe kplɔ̃
ŋuti, agakpɔ gome le gbɔgbɔ vɔ̃-
wo ƒe kplɔ̃ ŋuti hã o.[u] 22 Alo ɖe
miana Aƒetɔ la naʋã ŋua? Ɖe
miesesẽ wui mahã?

Le beléle na dzitsinya ŋuti.

23 Woɖe nuwo katã ƒe mɔ na
ame, ke menye nuwo katãe nyo-
na na ame o; woɖe nuwo katã
ƒe mɔ na ame, ke menye nuwo
katãe doa ame ɖe ŋgɔgbe o.[y] 24
Amea ɖeke nagadi ye ŋutɔ tɔ o,
ke nusi nye ame bubu tɔ la boŋ.[z]
25 Nusianu, si wodzrana le lãƒleƒe
la, miɖui faa, eye migabia eta se
le dzitsinya ŋuti o.[b] 26 Elabena

a Ps. 24, 1.
b Mo. IV. 14, 2. 36; Heb. 3, 11. 17.
d 8, 7.
e Tim. I. 4, 4.
f Mat. 26, 27.
g Kol. 3, 17.
h Dɔ. 2, 42.
i Ro. 14, 13.
k Ro. 12, 5; ta 12, 27.
l 9, 20–22.
n Mo. III. 7, 6. 15.
o 8, 4.
p 4, 16; Fil. 3, 17.
r Mo. III. 17, 7; Mo. V. 32, 17; Ps. 106, 37; Nyad. 9, 20.
s Ef. 5, 23.
t 3, 23.
u Kor. II. 6, 15. 16.
v 12, 10; 14, 1.
y 6, 12.
z kp. 33; Ro. 15, 2.
a Mo. I. 1, 27.
b Ro. 14, 2–10. 22.

anyigba la kple nusiwo katã yɔ
edzi la, nye Aƒetɔ la tɔ.[a] 27 Ke
ne dzimaxɔsetɔwo dome amea ɖe
kpe mi, eye mielɔ̃ be, yewoayi
la, miɖu nusianu, si wotsɔ ɖo mia
kɔme la, eye migabia eta se o le
dzitsinya ŋuti. 28 Ke ne amea
ɖe gblɔ na mi bena: Trɔ̃wo ƒe
vɔsa nye esi la, ekema migaɖui
le amesi gblɔe fia mi la kple dzi-
tsinya la ŋuti o.[d] 29 Ke menye
mia ŋutɔwo ƒe dzitsinyae mewɔ-
na o, ke ame keme tɔ boŋ; ela-
bena nukaŋuti ame bubu ƒe dzi-
tsinya adrɔ̃ ʋɔnu nye ablɔɖenye-
nye ma? 30 Ne metsɔ akpedada
ɖu nu la, nukaŋuti woagblɔ bu-
sunya ɖe ŋutinye le nusi ta me-
da akpe ɖo la ŋuti mahã?[e] 31
Azɔ la ne miele nu ɖum alo miele
nu nom alo miele dɔa ɖe wɔm la,
miwɔ ye katã na Mawu ƒe kafu-
kafu.[g] 32 Migazu nukikli na Yuda-
tɔwo kple Helatɔwo kple Mawu
ƒe hame la o;[i] 33 abe alesi nye
hã mele didim bena, madze ame-
wo katã ŋu le nusianu me, eye
nyemedia nusi nyo na nye ŋutɔ
o, ke nusi nyo na ame geɖeawo
boŋ, bene woakpɔ agbexɔxɔ la
ene.[l]

Kristotɔwo ƒe ɖokuiléle le takpekpewo me kple alesi eɖze be, woaɖu nuɖuɖu kɔkɔe.

11. Mizu srɔ̃nyelawo, abe alesi
nye hã menye Kristo-srɔ̃la
ene.[p]
2 Ke mele mia kafum, noviwo,
bena mieɖoa ŋku dzinye le nu-
sianu me, eye mielé nyaɖoɖoawo
me ɖe asi, abe alesi meɖo na mi
la ene. 3 Ke mele didim bena,
mianyae bena, ŋutsu sia [s]ŋutsu
ƒe ta enye Kristo, ke nyɔnu ƒe
ta enye ŋutsu, [t]ke Kristo ƒe ta
enye Mawu. 4 Ke ŋutsu sia ŋu-
tsu, si doa gbe ɖa alo [v]gblɔa nya
ɖi, eye wòtsyɔ nu ta la, edoa ŋu-
kpe eƒe ta. 5 Ke nyɔnu sia nyɔ-
nu, si doa gbe ɖa alo gblɔa nya
ɖi, eye mebla ta o la, edoa ŋu-
kpe eƒe ta, elabena ele abe ɖe
wòlũ ta ene. 6 Elabena ne nyɔ-
nu mebla ta o la, na ŋe wòako
ta keŋ! Ke ne enye ŋukpe na
nyɔnu be, wòako ta alo wòalũi
la, ekema nebla ta. 7 Hafi ŋutsu
la negatsyɔ nu ta o; [a]elabena Ma-
wu ƒe nɔnɔme kple eƒe bubu wò-

nye, ke nyɔnu enye ŋutsu ƒe bu-
bu. 8 Elabena ŋutsu metso nyɔ-
nu me o, hafi nyɔnu boŋ ye tso
ŋutsu me.[a] 9 Elabena womewɔ
ŋutsu le nyɔnu ta o, hafi wowɔ
nyɔnu le ŋutsu ta boŋ.[b] 10 Eyata
ele na nyɔnu bena, wòakpɔ ŋusē
ɖe eƒe ta dzi le mawudɔlawo ŋuti.
11 Gake srɔ̃nyɔnu mele Afetɔ la
me ŋutsu manɔmee o, eye srɔ̃-
ŋutsu hã mele Afetɔ la me nyɔ-
nu manɔmee o. 12 Elabena abe
alesi nyɔnu tso ŋutsu me la, ne-
nema ke ŋutsu hã to nyɔnu me
va; ke esiawo katã tso Mawu
gbɔ. 13 Midrɔ̃e le mia ŋutɔwo
mia ɖokui me kpɔ, ɖe wòdze be,
nyɔnu, si mebla ta o la, nado gbe
ɖa na Mawu mahã? 14 Alo ɖe
dzɔdzɔme ŋutɔ mefia mi bena, ne
ɖa legbe li na ŋutsu la, enye
ŋukpe nɛ oa? 15 Ke nyɔnu la,
ne ɖa legbe li nɛ la, enye bubu
nɛ; elabena wotsɔ ɖa legbe nɛ
ɖe nutsyɔnu teƒe. 16 Ke ne enyo
amea ɖe ŋu be, yeanye dzretɔ
la, gake miaƒe nuwɔnawo mele
nenem o, eye Mawu ƒe hameawo
hã nenema ke.

Le alesi edze be, woaɖu nuɖuɖu kɔkɔe la ŋuti.

17 Ke esi mede se sia na mi
la, nyemate ŋu akafu mi o bena,
mieva kpea ta, menye bena mia-
nyo awu o, ke boŋ bene miagblẽ
ɖe dzi awu.[h] 18 Elabena gbã la,
ne mieƒo ƒu ɖe hame la ƒe ta-
kpekpe me la, mesena bena, ma-
mãwo nɔa mia dome, eye mexɔa
ɖewo dzi sena.[k] 19 Elabena [l]ele
vevie bena, kɔmamãwo hã naɖo
mia dome, bene amesiwo li ke la,
[n]nadze ƒã le mia dome. 20 Azɔ
la ne mieva kpe ta ɖe afi ɖeka
la, menye Afetɔ la ƒe nuɖuɖue
nye ekema o. 21 Elabena ame-
siame tsɔa ye ŋutɔ ƒe nuɖuɖu he-
ɖuna gbã le nuaɖuƒe, dɔ nɔa amea
ɖe wum, ke ame bubu mua aha.
22 Alo ɖe aƒewo mele mia si, mia-
ɖu nu, eye miano nu le wo me
oa? Alo ɖe miedoa vlo Mawu ƒe
hame, eye miedoa [p]ŋukpe amesi-
wo mekpɔ nuwo o la mahã? Nu-
ka gblɔ ge mala? Ðe makafu
mia? Esia me la nyemele mia
kafu ge akpɔ o. 23 Elabena nye
la, nusi mexɔ tso Afetɔ la gbɔ
la, metsɔ de asi na mi bena, [s]Afe-
tɔ Yesu le zã, si me wofia eyo-

[a] Mo. I. 2, 22. 23.
[b] Mo. I. 2, 18.
[d] Mat. 26, 29.
[e] Heb. 6, 6.
[f] Mat. 26, 22; Kor. II. 13, 5.
[g] 15, 20.
[h] kp. 22.
[i] Heb. 12, 5. 6.
[k] 1, 10—12; 3, 3.
[l] Yoh. I. 2, 19.
[n] Mo. V. 13, 4.
[o] Xab. 2, 18. 19.
[p] Yak. 2, 5. 6.
[r] Mar. 9, 39; Yoh. I. 4, 2. 3.
[s] Mat. 26, 26-28; Mar. 14, 22-24; Lu. 22, 19. 20.

me mɔ la, etsɔ abolo ɖe asi, 24
eye esi wòɖa akpe le eta la, eŋe
eme gblɔ bena: „Mixɔe ɖu, esiaɛ
nye nye ŋutilã, si woŋe le mia
ta; miwɔ esia, ne miatsɔe aɖo ŋku
dzinye.“ 25 Nenema ke wòtsɔ kplu
le nuɖuɖu la megbe hegblɔ be-
na: „Esiae nye nubabla yeye ƒe
kplu le nye ʋu me; miwɔ esia,
zi alesi mianoe la, ne miatsɔe aɖo
ŋku dzinye.“ 26 Elabena zi alesi
mieɖua abolo sia, eye mienoa nu
le kplu sia nu la, miele gbe ƒã
ɖem Afetɔ la ƒe ku, [d]halase esi-
me wòava va. 27 Eyata amesi
ke ɖua abolo sia, alo noa nu le
Afetɔ la ƒe kplu sia nu madze-
madze la, aɖi fɔ le Afetɔ la ƒe
ŋutilã kple ʋu la ŋuti.[e] 28 Ke
[f]ame nado eɖokui akpɔ, eye ale
wòaɖu abolo sia ƒe ɖe, eye wòa-
no nu le kplu sia nu. 29 Elabe-
na amesi ɖunɛ alo nonɛ madze-
madze la, eɖua, eye wònoa ʋɔ-
nuɖɔdrɔ̃ na eɖokui, elabena me-
bu Afetɔ la ƒe ŋutilã me kpɔna o.
30 Esia ŋuti mia dome ame geɖe
ƒe lãme gbɔdzɔ, eye amewo le
dɔ lém, [g]eye ame geɖewo ku. 31
Elabena ɖe miebu mia ɖokui me
kpɔ la, anye ne womele ʋɔnu drɔ̃
ge mi o. 32 Ke ne wodrɔ̃ ʋɔnu
mi la, Afetɔ la hea to na mi, be-
ne womagabu fɔ mi kple xexea-
me zi ɖeka o.[i] 33 Eyata, nɔviwo,
ne mieva kpe ta le nu ɖu ge la,
ekema milala mia nɔewo. 34 Ke
ne dɔ le amea ɖe wum la, neɖu
nu le aƒe me, bene miagava kpe
ta hena ʋɔnuɖɔdrɔ̃ o. Ke ne me-
va la, maɖo nusiwo susɔ la.

Gbɔgbɔ me nunanawo kple wo ŋuti ɖoɖowɔwɔ nyuitɔ.

12 Ke le gbɔgbɔ me nunanawo
ŋuti la, nɔviwo, nyemele di-
dim be, mianye ame manyanuwo
o. 2 Mienyae bena, trɔ̃subɔlawo
mienye tsã, eye miena wohe mi
yi ɖe [o]trɔ̃ mafonuwo gbɔ, abe ale-
si wokplɔ mi ene. 3 Eyata mana
mianyae bena, amesi le nu ƒom
le Mawu ƒe Gbɔgbɔ me la, ɖeke
megblɔa busunya ɖe Yesu ŋuti
o; eye amea ɖeke mate ŋu ayɔ
Yesu be Afetɔ o, negbe le Gbɔ-
gbɔ kɔkɔe la me ko.[r]
4 Ke amenuvevenunana bubu
ƒomeviwo li, gake Gbɔgbɔ ma

kee,[a] 5 eye subɔsubɔdɔ bubu fo-
meviwo li, gake Aƒetɔ ma kee.
6 Eye ŋusẽdɔ bubu ƒomeviwo li,
gake Mawu ma ke, si wɔa dɔwo
katã le amewo katã me lae.[b] 7 Ke
wotsɔ Gbɔgbɔ ƒe ɖeɖefia na ame-
siame, bene wòanyo na amewo
katã.[d] 8 Elabena woto Gbɔgbɔ la
dzi tsɔ nunya ƒe nya na amea ɖe,
ame bubu la sidzedze ƒe nya le
Gbɔgbɔ ma ke nu, 9 ame bubu
la xɔse le Gbɔgbɔ ma ke me;
ame bubu la dɔyɔyɔ ƒe amenu-
vevenunanawo le Gbɔgbɔ ɖeka
ma me; 10 ame bubu la nukudɔ-
wɔwɔwo, ame bubu la nyagbɔ-
gblɔɖi, ame bubu la gbɔgbɔwo
dodokpɔ,[e]ame bubu la gbegbɔgblɔ
bubu ƒomeviwo, ame bubu la
gbe bubu ƒomeviwo ƒe gɔmeɖe-
ɖe; 11 gake Gbɔgbɔ ɖeka mao
wɔa nusiawo katã, eye wòmã nu
na ameslame wo tɔxɛ wo tɔxɛ,
abe alesi wòlɔ̃na ene.[g]
12 Elabena alesi ŋutilã ɖeka li,
eye ŋutinu geɖewo li nɛ, ke ŋu-
tilã ɖeka sia ŋutinuwo katã, ne
wosɔ gbɔ geɖe hã la, wonye
ŋutilã ɖeka la: Nenema kee nye
Kristo hã.[h] 13 Elabena Gbɔgbɔ
ɖeka me wode mawutsi ta na mí
katã le, bena míanye ŋutilã ɖeka,
[k]míeɖanye Yudatɔwo alo Helatɔ-
wo o, míeɖanye kluviwo alo ablɔ-
ɖeviwo o, eye wotsɔ Gbɔgbɔ ɖe-
ka kpe na mí katã. 14 Elabena
ŋutilã hã menye ŋutinu ɖeka o,
ke ŋutinu geɖe boŋ.[l] 15 Nenye
ɖe afɔ lagblɔ be: Esi nyemenye
asi o la, eyata nyemenye ŋutilã
ƒe ɖe o la; ekem ɖe eyaŋuti me-
nye ŋutilã ƒe ɖe oa? 16 Eye ne-
nye ɖe to lagblɔ be: Esi nyeme-
nye ŋku o la, eyata nyemenye
ŋutilã ƒe ɖe o la; ekem ɖe eya-
ŋuti menye ŋutilã ƒe ɖe oa? 17
Ne ŋutilã blibo la katã nye ŋku
la, afika nusese anɔ? Ne ŋutilã
blibo la katã nye nusese la, afika
ʋeʋẽsese anɔ mahã? 18 Ke azɔ
la Mawu tsɔ ŋutinuwo dome ɖe-
siaɖe ɖo ŋutilã ŋuti, abe alesi
wòlɔ̃ ene. 19 Ke ne wo katã nye
ŋutinu ɖeka la, afika ŋutilã la
anɔ? 20 Ke azɔ la ŋutinu geɖe-
wo li, gake ŋutilã ɖeka hɔ̃ koe.[o]
21 Ŋku mate ŋu agblɔ na asi be-
na: Wò koe mele ŋunye o, alo
ta hã mate ŋu agblɔ na afɔwo

[a] Ro. 12, 6; Ef. 4, 4.
[b] kp. 28; Ef. 4, 11.
[d] 14, 26.
[e] 14, 5; Dɔ. 2, 4.
[f] Ro. 12, 5; Ef. 5, 30.
[g] Ro. 12, 3; Ef. 4, 7.
[h] kp. 27; 10, 17.
[i] Ef. 4, 11. 12.
[k] Gal. 3, 28.
[l] kp. 20.
[n] 14, 1.
[o] kp. 14.
[p] Mat. 7, 22; 17. [illegible]

bena: Miawo koe mele ŋunye o.
22 Ke boŋ ŋutilã ŋutinu, siwo wo-
buna bena, wogbɔdzɔna wu la,
woawoe hiãna wu; 23 eye ŋutilã
ŋutinu, siwo míebuna bena, bubu
mele wo ŋu o la, míeɖea bubu
gã wo ŋu wu, eye mía ŋutinu, si-
wo menya kpɔna o la, woawoe
xɔa nusiwo nya kpɔna wu. 24 Ke
mía ŋutinu, siwo nya kpɔna la,
megahiã naneke o. Ke Mawu wɔ
ŋutilã heɖoe teƒeteƒe, eye wòtsɔ
bubu gã wu na suetɔ la, 25 bene
mamãa ɖeke nagano ŋutilã me o,
ke ŋutinuwo nalé be na wo nɔe-
wo sɔsɔe boŋ. 26 Eye ne ŋutinu
ɖeka le fu kpem la, ŋutinuwo katã
kpea fu nɛ ti, eye ne woɖe bubu
ŋutinu ɖeka ŋu la, ŋutinuwo katã
kpɔa dzidzɔ nɛ ti.
27 Ke miawo la Kristo ƒe ŋu-
tilã mienye, eye mia dome ɖesia-
ɖe nye ŋutinu.[f] 28 Eye Mawu ɖo
amea ɖewo le ha me: Gbãtɔ apo-
stolowo, evelia nyagblɔɖilawo, etɔ̃-
lia nufialawo, emegbe la ŋusẽdɔ-
wɔwɔwo, eya megbe la dɔyɔyɔ
ƒe amenuvevenunanawo, kpeɖe-
ŋutɔwo, dzikpɔlanyenyewo, gbe-
gbɔgblɔ bubu ƒomeviwo.[i] 29 Ã,
wo katãe nye apostolowoa? Ã,
wo katãe nye nyagblɔɖilawoa?
Ã, wo katãe nye nufialawoa? Ã,
wo katã si ŋusẽdɔwɔwɔ lea? 30
Ã, wo katãe kpɔ dɔyɔyɔwo ƒe
amenuvevenunanawoa? Ã, wo ka-
tãe gblɔa gbe bubu ƒomeviwoa?
Ã, wo katãe ɖea nya gɔmea?
31 Midi amenuvevenunana nyui-
tɔwo vevie, eye hekpe ɖe esia
ŋuti la mafia mɔ nyuitɔ mi![n]

Lɔlɔ̃ kafukafu.

13. Nenye ɖe metsɔ amewo kple
mawudɔlawo ƒe gbegbɔgblɔ-
wo ƒoa nu, ke lɔlɔ̃ mele asinye
o la, anye ne mele abe ayawagba,
si ɖina alo abe gaƒoƒo, si ɖina la
ene. 2 Eye nenye ɖe nyagbɔ-
gblɔɖi le asinye, eye menya nya
ɣaɣlawo katã kple sidzedze katã,
eye nenye ɖe xɔse katã le asi-
nye, ale bena mate ŋu aɖe towo
ɖa, ke lɔlɔ̃ mele asinye o la, anye
ne nyemenye naneke o.[p] 3 Eye
nenye ɖe megblẽ nye nuwo katã
henyi ame dahewo, eye nenye ɖe
metsɔ nye ŋutilã na, bene woa-

fiãm, ke lɔlɔ̃ mele asinye o la,
anye ne nyemenyo na naneke o.[a]
4 Lɔlɔ̃ la gbɔa dzi blewu, efe
dɔme nyona; lɔlɔ̃ la meʋãa ŋu
o, lɔlɔ̃ la mefoa adegbe o, me-
doa eɖokui ɖe dzi glodzo o, 5
mewɔa nusi medze o, [d]media ye
ŋutɔ tɔ o, mebia dzi o, mebua
naneke vɔ̃ o; 6 medzɔa dzi le nu
madzɔmadzɔ ŋuti o, ke eya kple
nyatefee dzɔa dzi.[f] 7 Etsɔa [g]nu-
wo katã kpoo, exɔa nuwo katã
sena, ekpɔa mɔ na nuwo katã,
edoa dzi le nuwo katã me.
8 Lɔlɔ̃ la nu metsina gbeɖe o:
Nenye nyagbɔgblɔɖiwo la, woaɖe
wo ɖa, nenye gbegbɔgblɔwo la,
woadzudzɔ, nenye sidzedze la,
woaɖee ɖa. 9 Elabena mienyaa
nu afã kple afã, eye miegblɔa nya
ɖi afã kple afã. 10 Ke ne nu bli-
bo la va va la, ekem woaɖe nu-
siwo nye afãafãwo la ɖa. 11 Esi-
me menye vi la, mefo nu abe vi
ene, eye mesusu abe vi ene, eye
mebu tame abe vi ene; ke esime
mezu ŋutsu la, meɖe ɖevimenu-
wo ɖa. 12 Elabena azɔ la mie-
kpɔa nu le ahũhɔ̃e me le abebubu
me, ke emegbe la ŋku me kple
ŋku me; azɔ la medze si nu afã
kple afã, ke emegbe la madze si
nu keŋ, abe alesi wodze sim keŋ
la ene.[i] 13 Ke azɔ la [k]xɔse kple
mɔkpɔkpɔ kpakple lɔlɔ̃, nu etɔ̃
siawo nɔa anyi; ke [n]lɔlɔ̃ la fo wo
katã ta.

Le nyagblɔɖanyi, adenuʃoʃo kple ɖoɖo nyui le takpekpewo me ŋuti.

14. Miti lɔlɔ̃ yome; ke midi gbɔ-
gbɔ me nuwo vevie; vevietɔ
bena miagblɔ nya ɖi.[p] 2 Elabena
amesi tsɔa gbegbɔgblɔ ʃoa nu la,
meʃoa nu na amewo o, ke na Ma-
wu boŋ; elabena amea ɖeke me-
senɛ o, ke gbɔgbɔ me wòle nya
ɣaɣlawo gblɔm le; 3 ke amesi le
nya gblɔm ɖi la, eʃoa nu na ame-
wo hegblɔa amedoɖeŋgɔgbenya,
nuxlɔ̃menya kple akɔfafanyawo.
4 Amesi tsɔa gbegbɔgblɔ ʃoa nu
la, edoa eɖokui ɖe ŋgɔgbe; ke
amesi le nya gblɔm ɖi la, edoa
hame la ɖe ŋgɔgbe. 5 Ke mele
didim bena, [r]mi katã miatsɔ gbe-
gbɔgblɔwo aʃo nu; ke mele di-
dim wu be, miagblɔ nya ɖi; ela-
bena amesi gblɔa nya ɖi la, ewu

a Mat. 6, 2.
b 12, 10.
d Fil. 2, 4. 21.
e 12, 8.
f Ro. 12, 9.
g Lod. 10, 12: Ro. 15, 1.
h kp 1–4.
i Kor. II. 5, 7.
k Tes. I. 1, 3.
l 12, 10.
n Yoh. I. 4, 16.
o Ef. 5, 19.
p 12, 10. 31.
r Mo. IV. 11, 29.
s Ef. 4, 14.

amesi tsɔa gbegbɔgblɔwo ʃoa nu la
sã; negbe ɖeko [b]wòaɖe egɔme,
bene hame la nakpɔ ŋgɔgbedede.
6 Ke azɔ la, nɔviwo, nenye ɖe
meva mia gbɔ tsɔ gbegbɔgblɔwo
le nu ʃom la, viɖe ka wòanye na
mi, ne menye ɖe maʃo nu na [e]mi
le nyaɖedeɖia me alo sidzedze me
alo nyagbɔgblɔɖi me alo nufiafia
me o mahã? 7 Nenema ke nu
agbe manɔme, siwo ɖina, nenye
dze alo saŋku, ne woʃe ɖiɖi meto
vovo o la, aleke woadze si nusi
wokuna alo nusi woʃona mahã?
8 Elabena ne kpẽ ʃe ɖiɖime me-
kɔ o la, ameka ladzra eɖokui ɖo
na aʋa la mahã? 9 Nenema ke
miawo hã, ne mietsɔ aɖe gblɔ nya,
si me mekɔ o la, aleke woadze si
nusi miegblɔ la? Elabena mia-
nye amesiwo le nu ʃom ɖe yame.
10 Gbegbɔgblɔ bubu ʃomevi geɖe-
wo nya le xexe sia me, eye wo
dome ɖeke meli, si menya sena
o. 11 Azɔ ne nyemese gbea ɖe
o la, manye fiafiala na amesi le
nu ʃom la, eye amesi le nu ʃom
la hã anye fiafiala nam. 12 Ne-
nema ke miawo hã, esi mienye
veviedolawo le gbɔgbɔwo ŋuti la,
midi vevie bena, miagba go hena
hame la ʃe ŋgɔgbedede.[h] 13 Eyata
amesi tsɔa gbegbɔgblɔ ʃoa nu la,
nado gbe ɖa, bene woaɖe gɔme
hã.[l] 14 Elabena ne metsɔa gbe-
gbɔgblɔ doa gbe ɖa la, nye gbɔ-
gbɔ la doa gbe ɖa, gake nye ta-
mesusu metsea ku o. 15 Azɔ la
alekee? Mado gbe ɖa kple gbɔ-
gbɔ, ke mado gbe ɖa kple tame-
susu hã; [o]madzi ha kple gbɔgbɔ,
ke madzi ha kple tamesusu hã.
16 Elabena ne èle akpe dam kple
gbɔgbɔ la, aleke lawɔ, amesi le
numanyamanyatɔ nɔʃe la, agblɔ
amen aʃu wò akpedada dzi, esi
menya nusi nègblɔ la o mahã?
17 Elabena wò la èda akpe nyuie,
gake mèdo ame bubu la ɖe ŋgɔ-
gbe o. 18 Meda akpe na Mawu
bena, metsɔa gbegbɔgblɔ gblɔa
nya wu mi katã. 19 Ke ne mele
ha me la, mele didim bena, ma-
tsɔ nye tamesusu agblɔ nya atɔ̃,
bene maʃia nu ame bubuwo hã
awu esi matsɔ gbegbɔgblɔ agblɔ
nya akpe ewo.
20 Nɔviwo, [s]migazu viwo le
nyasã me o, ke mizu vidziewo le

nu tovo wɔwɔ me boŋ, ke nyasã
me [b]la mizu ame tsitsiwo. 21 [d]Wo-
ŋlɔ ḍe segbalẽa me bena: „Ma-
tsɔ ame bubuwo fe aḍewo kple
ame bubuwo fe nuylwo afo nu
kple dukɔ sia, eye nenema hã wo-
maḍo tom o; Afetɔ la gblɔe.“
22 Eyata gbegbɔgblɔwo nye dze-
si, menye na xɔsetɔwo o, ke na
dzimaxɔsetɔwo boŋ; gake nya-
gbɔgblɔḍi mele na dzimaxɔsetɔ-
wo o, ke na xɔsetɔwo boŋ. 23 Azɔ
la nenye hame blibo la katã va
kpe ta ḍe afi ḍeka, eye amewo
katã tsɔ gbegbɔgblɔ fo nu, eye
numanyamanyatɔwo alo dzima-
xɔsetɔwo ava ge ḍe eme la, wo-
magblɔ bena, tsu kum miele o
mahã? 24 Ke nenye wo katã
gblɔa nya ḍi, eye dzimaxɔsetɔ alo
numanyamanyatɔa ḍe va ge ḍe
eme la, wo katã woafo nya ḍe
enu wòagloe, eye wo katã woa-
drɔ̃ ʋɔnui, 25 eye efe dzimenya
ɣaɣlawo adze fã, eye ale wòatsɔ
mo atsyɔ anyi, eye wòado gbe ḍa
na Mawu, eye wòaḍe gbe fã be-
na, Mawu le mia dome vavã.[g]
26 Azɔ la alekee, nɔviwo?[h] Ne
mieva kpe ta la, hadzidzi kple
[i]nufiafia kple gbegbɔgblɔ kple
nyaḍeḍefia kple gɔmeḍeḍe le mia
dome amesiame si; woawɔ nuwo
katã [l]hena ŋgɔgbeḍeḍe! 27 Ne-
nye be, amea ḍe tsɔ gbegbɔgblɔ
fo nu la, woanye ame eve alo fã
la ame etɔ̃, eye woafo nu ḍeka-
ḍeka, eye ame ḍeka naḍe egɔme.
28 Ke nenye be, gɔmeḍela meli
o la, nezi ḍoḍoe le ha la me; ke
nefo nu na ye ŋutɔ ḍokui kple
Mawu. 29 Ke nyagblɔḍilawo la
ame eve alo ame etɔ̃ nagblɔ nya
ḍi, [r]eye ame mamleawo nabu eme
kpɔ. 30 Ke nenye be, woḍe nya
fia ame bubu, si bɔbɔ nɔ anyi la,
gbãtɔ la nazi ḍoḍoe. 31 Elabe-
na mi katã miate ŋu agblɔ nya
ḍi ḍekaḍeka, bene wo katã nasrɔ̃
nu, eye woaxlɔ̃ nu wo katã. 32
Eye nyagblɔḍilawo fe gbɔgbɔwo
bɔbɔa wo ḍokui na nyagblɔḍila-
wo. 33 Elabena Mawu menye
nyamanyamawɔwɔ fe Mawu o,
ke ŋutifafa fe Mawu boŋ.
34 Abe alesi wòle le ame kɔ-
kɔewo fe hawo katã me ene la,
miafe [v]nyɔnuwo nazi ḍoḍoe le ta-
kpekpewo me, elabena womeḍe
mɔ na wo bena, woafo nu o; [a]ke
woaḍo to boŋ, abe alesi se la gblɔ
ene. 35 Ke ne wole didim be,
yewoasrɔ̃ nane la, mina woabia
woawo ŋutɔ srɔ̃wo le afe me, ela-
bena medze nyɔnuwo bena, woa-
fo nu le takpekpe me o. 36 Alo
ḍe mia mee mawunya dzɔ tsoa?
Alo miawo ḍeḍe gbɔ wòva loo?
37 Ke ne amea ḍe bua eḍokui
nyagblɔḍila alo gbɔgbɔmeme la,
nedze si nusiwo meŋlɔ ḍo ḍe mi
la bena, Afetɔ la fe seḍeḍewoe.[e]
38 Ke ne amea ḍe medze sil o la,
negadze sii o! 39 Eyata, nɔviwo,
midi nyagbɔgblɔḍi vevie, eye mi-
gagbe gbebɔgblɔ o. 40 Mina
woawɔ nuwo katã, alesi dze ḍe
etefetefe.[f]

Le ame kukuwo fe tsitretsitsi ŋuti.

**15.** Ke, nɔviwo, mena mienya
nyanyuie, si megblɔ fia mi,
si miexɔ hã, esi me mietsi tre ḍo
hã, 2 si me woxɔ mi ḍe agbe le
hã, ne mielée ḍe asi, abe alesi
metsɔ nyanyuie la gblɔ fia mi ene
la; anye ne miexɔ eḍzi se dzo-
dzro. 3 Elabena nusi nye hã me-
xɔ la, metsɔ de asi na mi gbã-
gbiagbã bena, Kristo ku le mia
nuvɔ̃ ŋuti le [k]ŋɔŋlɔ la nu, 4 eye
bena woḍii, eye bena wogafɔe ḍe
tsitre tso ame kukuwo dome le
ŋkeke etɔ̃agbe [n]le ŋɔŋlɔ la nu,
5 eye bena eḍe eḍokui fia [o]Kefa,
[p]emegbe la ame wuieve la. 6 Eya
megbe la eḍe eḍokui fia nɔvi, si-
wo wu ame alafa atɔ̃ la zi ḍeka,
amesiwo dome geḍeawo le agbe
vaseḍe fifi, ke amea ḍewo hã dɔ
alɔ̃. 7 Emegbe la eḍe eḍokui fia
Yakobo, emegbe [s]la apostolowo
katã. 8 Wo katã megbe la eḍe
eḍokui fia [t]nye hã abe fu gegee
ene. 9 Elabena nye [u]enye suetɔ
le apostoloawo dome, amesi me-
dze be, woayɔ be apostolo o, ela-
bena meti Mawu fe hame la yo-
me. 10 Ke Mawu fe amenuveve
la ŋuti mezu nusi menye, eye efe
amenuveve, si wòtsɔ ve nunye la,
menye dzodzro o, elabena medze
agbagba geḍe wu wo katã; ke
menye nyee o, hafi Mawu fe
amenuveve, si le kpakplim la
boŋ.[y] 11 Azɔ la eḍanye nyee o,
eḍanye ame kemewo o, nenema

[a] 11, 4; Ef. 5, 22; Ti. 2, 5; Mo. I. 3, 16.
[b] Fil. 3, 12. 15.
[d] Mo. V. 28, 49; Yes. 28, 11. 12.
[e] Yoh. I. 4, 6.
[f] Kol. 2, 5.
[g] Yoh. 16, 8.
[h] 11, 18. 20.
[i] 12, 8–10.
[k] Yes. 53, 8. 9.
[l] Ef. 4, 12.
[n] Ps. 16, 10.
[o] Lu. 24, 34.
[p] Mar. 16, 14.
[r] Tes. I. 5, 21; Dɔ. 17, 11.
[s] Lu. 24, 50.
[t] 9, 1.
[u] Ef. 3, 8.
[v] Tim. I. 2, 12.
[y] Kor. II. 11. 5, 23.

ke miede gbe fã, eye nenema ke
miexoe se.
12 Ke ne wode gbe fã Kristo
bena, etsi tre tso ame kukuwo
dome la, aleke wo mia dome amea
dewo gblo bena, ame kukuwo fe
tsitretsitsia deke meli o mahã?
13 Ke ne ame kukuwo fe tsitre-
tsitsia deke meli o la, ekema Kri-
sto hã metsi tre o. 14 Ke ne Kri-
sto metsi tre o la, ekema miafe
gbefãdede enye dzodzro, eye mia-
fe xose hã enye dzodzro. 15 Ke
woakpo mi abe Mawu fe aoatso-
dasedilawo hã ene, elabena miedi
dase de Mawu ŋuti bena, efo Kri-
sto de tsitre, amesi mefo de tsitre
hafi o, nenye be, ele me vavã be-
na, womefo ame kukuwo de tsi-
tre o la.[e] 16 Elabena de womefoa
ame kukuwo de tsitre o la,
anye ne Kristo hã metsi tre o.[f]
17 Ke ne Kristo metsi tre o la,
miafe xose enye yaka, eye mie-
gale miafe nuvõwo me.[g] 18 Eke-
ma amesiwo do alõ le Kristo me
la, hã tsrõ. 19 Ne miekpo mo na
Kristo le agbe sia me dedeko la,
ekema mienye nublanuitowo wu
amewo katã.
20 Ke azo la Kristo tsi tre tso
ame kukuwo dome, [i]eye wòzu
amesiwo do [k]alõ la dome ŋgo-
gbeto. 21 Elabena esi wònye ame
mee ku la to va ŋuti la, ame ku-
kuwo fe tsitretsitsi la hã to ame
ke me va.[n] 22 Elabena alesi ame-
wo katã ku le Adam me la, ne-
nema ke woagbo agbe wo katã
hã le Kristo me. 23 Gake ame-
siame le ye ŋuto fe dodo nu:
[p]Gbãto enye Kristo; [r]emegbe la
amesiwo le Kristo me le efe va-
vagbe la; 24 emegbe la nuwuwu
la ava, esime woatso fiadufe la
ade asi na Mawu Fofoa, esime
wòava ade amegãnyenye katã
kple ŋusẽ katã kple dziduḍu katã
da la.[s] 25 Elabena ele nɛ be,
wòadu fia, halase esime woatso
efe futowo katã ade efe afo te.[t]
26 Futo mamleto, si woade da la,
enye ku.[u] 27 Elabena etso [v]nuwo
katã de efe afo te. Ke ne egblo
bena, wotso nuwo katã de ete la,
edze fã bena, amesi tso wo katã
de ete la, mele eme o. 28 Ke ne
wotso nuwo katã de ete la, eke-
ma Vi la ŋuto hã atso edokui ade

[a] Ro. 8, 36.
[b] Kor. II. 4, 10. 11.
[d] Yes. 22, 13.
[e] Do. 1, 22.
[f] 6, 14.
[g] kp. 14.
[h] Ef. 5, 14; Do. 26, 8; ta 6, 5.
[i] Kol. 1, 18.
[k] 11, 30.
[l] Yoh. 12, 24.
[n] Mo. I. 3, 17-19; Ro. 5, 12. 18.
[o] Mo. I. 1, 11.
[p] kp. 20.
[r] Tes. I. 4, 16; Nyad. 20, 5.
[s] Dan. 2, 44.
[t] Ps. 110, 1; Mat. 22, 44.
[u] Nyad. 20, 14; 21, 4.
[v] Ps. 8, 7.

amesi tso nuwo katã de ete la te,
bene Mawu nanye wo katã le wo
katã me.
29 Elabena nuka wom amesiwo
na wode mawutsi ta na wo le ame
kukuwo ta la- le? Ne womafo
ame kukuwo de tsitre kura o la,
nuka wona wode mawutsi ta na
wo le woamawo ta mahã? 30
Nukaŋuti miawo hã miedoa ŋodzi
me le gafofo sia gafofo mea?[a]
31 Metá miafe kafukafu, si le asi-
nye le Kristo Yesu, mia Afeto
me la bena, gbesiagbee mekuna.[b]
32 Nenye ame fe susu nue mewo
aoa kple lã woadãwo le Efeso la,
ekema vide ka wònye nam? Ne
womefo ame kukuwo de tsitre
o la, ekema [d]„mine míadu nu, eye
miano nu, elabena etso miele ku-
ku ge!" 33 Migana woable mi o!
Hababo võwo gblẽa nuwona nyui-
wo. 34 Mizu mo xexee towo va-
vã, eye migawo nuvõ o! Elabena
simadzemadze Mawu le amea de-
wo me; ŋukpedodo mi ta me-
gbloe do.[h]
35 Ke dewo amea de agblo be:
Aleke ame kukuwo le fofo ge de
tsitre mahã? Eye ŋutilã ka wole
tsotso ge adoe mahã? 36 Wò bo-
metsila, nusi nèfã la, magbo agbe
o, [l]negbe deko wòaku hafi. 37
Eye nusi nèfãna la, menye no-
nome blibo, si le dzodzo ge lae
nèfã o, hafi nuku gboloa de, eda-
nye bli alo nu mamlɛawo dome-
toa de o. 38 Ke Mawu na nono-
mee, alesi wòlõ, eye nukuwo do-
me desiade la etso nuku la ŋuto
fe nonome nɛ.[o] 39 Menye lãwo
katãe nye lã deka fomevi o; ke
amegbetowo fe lã le vovo, lãfo-
newo fe lã le vovo, tomelãwo fe
lã le vovo, xeviwo fe lã le vovo.
40 Eye dzifoŋutilãwo li, eye anyi-
gba dzi ŋutilãwo hã li; gake dzi-
fotowo fe ŋutikokoe le vovo, eye
anyigbadzitowo to le vovo. 41 Xe
fe ŋutikokoe le vovo, eye ɣleti
fe ŋutikokoe hã le vovo, eye ɣle-
tiviwo fe ŋutikokoe hã le vovo;
elabena vovo le ɣletivi kple ɣle-
tivi dome le ŋutikokoe gome.
42 Nenema ke ame kukuwo fe
tsitretsitsi hã le: Wofãa nu le
gbegblẽ me, eye woafoe de tsitre
le magblẽmagblẽ me; 43 wofãɛ
nu le bubu makpomakpoe me, eyɛ

woafɔe [a]de tsitre le ŋutikɔkɔe me:
wofãa nu le gbɔdzɔgbɔdzɔ me,
eye woafɔe de tsitre le ŋusẽ me.
44 Wofãa luʋɔŋutilã, eye woafɔ
gbɔgbɔŋutilã de tsitre. Luʋɔŋu-
tilã li, eye gbɔgbɔŋutilã hã li.
45 Nenema ke [d]woŋlɔ di bena:
„Ame gbãtɔ, Adam la, zu luʋɔ
gbagbe;“ [e]Adam mamletɔ la zu
gbɔgbɔ, si na agbe. 46 Ke me-
nye gbɔgbɔmetɔ enye gbãtɔ o,
hafi luʋɔtɔ la boŋ, emegbe la
gbɔgbɔmetɔ la. 47 Ame gbãtɔ,
si tso anyigba me la, enye anyi-
gbadzitɔ, ame evelia enye Afetɔ
si tso dzifo la. 48 Alesi ke anyi-
gbadzitɔa le la, nenema ke anyi-
gbadzitɔwo hã le; alesi ke dzi-
fotɔa le la, nenema ke dzifotɔwo
hã le; 49 eye alesi [h]anyigbadzitɔa
fe nɔnɔme le mía ŋu la, nenema ke
dzifotɔa fe nɔnɔme hã nanɔ mia ŋu.
50 Ke mele esia gblɔm, nɔviwo,
bena ŋutilã kple ʋu mate ŋu anyi
mawufiadufe la fe dome o, eye
gbegblẽ mate ŋu anyi magblẽ-
magblẽ fe dome o.[l] 51 Mikpɔ da,
mele nya ɣaɣla gblɔm na mi:
[o]Mí katã míele alɔ̃ dɔ ge o; gake
woatrɔ mi katã miafe nɔnɔme,
52 kasia le adabafofo deka me,
le [r]kpẽkuku mamlea me; elabena
woaku kpẽ, eye woafɔ ame ku-
kuwo de tsitre magblẽmagblẽ,
eye miawo la woatrɔ miafe nɔ-
nɔme. 53 Elabena ele be, nu gbe-
gblẽ sia nado magblẽmagblẽ, eye
nu kuku sia nado makumaku.[v]
54 Ke esime nu gbegblẽ sia lava
do magblẽmagblẽ, eye nu kuku
sia lava do makumaku la, ekema
nya, si woŋlɔ di la, ava ve me
bena: „Womi ku le dzidudu me.“
55 Wò ku, afika wò ti la le? Wò
tsiẽfe, afika wò dzidudu la le?[z]
56 Elabena ku fe ti enye nuvɔ̃,
[a]ke nuvɔ̃ fe ŋusẽ enye se la. 57
Ke woada akpe na Mawu, si na
dzidudu mí to mia Afetɔ Yesu
Kristo dzi la! 58 Eyata, nɔvinye
lɔlɔ̃tɔwo, minɔ te sesie, maʋã-
maʋã, eye migba go daasi le Afe-
tɔ la fe dɔwɔwɔ me, esi mienyae
[f]bena, miafe agbagbadzedze me-
nye dzodzro le Afetɔ la me o ŋuti la.

Nudzɔdzɔ na Yerusalem-kristohame dahe la.

16. Ke le [h]nudzɔdzɔ na ame kɔ-
kɔeawo ŋuti, alesi medoe na
Galatia-hamewo la, nenema ke
miawo hã miwɔ. 2 Kwasida fe
[b]ŋkeke gbãtɔ dzi la mia dome
amesiame natsɔ nane adzra do di
vovo de ye ŋutɔ gbɔ, eye wòafo
enu fu le efe videkpɔkpɔ nu, be-
na menye ne meva la, hafi woa-
dze nudzɔdzɔ gɔme o. 3 Ke ne
meva va la, matsɔ agbalẽwo ade
asi na amesiwo ke miekpɔ be,
wodze la, ado wo da, ne woatsɔ
miafe nunana ayi Yerusalem. 4 Ke
nenye be, edze bena, nye hã mayi
la, ekema woayi kplim. 5 Ke ne
metso Makedonia la, mava mia
gbɔ, elabena mato Makedonia.[f]
6 Ɖewo matsi mia gbɔ ʋee, alo
dewo manɔ anyi, halase esime
vuvɔŋɔli nu nayi mahĩ,[g] bene mia-
dom da ayi afisiafi, si mayi do la.
7 Elabena nyemele didim bena,
makpɔ mi fifi le mɔzɔzɔ me o;
elabena mele mɔ kpɔm bena, ne
Afetɔ la de mɔ nam la, matsi
mia gbɔ ʋee.[i] 8 Ke matsi [k]Efeso
yidase Pentekoste dzi. 9 Elabena
woʋu [n]ʋɔtru gã, si na dɔ gede
la nam, eye adikãtɔ gedewo li.

Alesi woaxɔ Timoteo.

10 Ke ne [p]Timoteo va la, mikpɔ
nyuie, bena wòagavɔ̃ le mia gbɔ
o, [s]elabena ewɔa Afetɔ la fe dɔ
la abe nye ke ene. 11 Eyata amea
deke [t]nagado vloe o! [u]Ke midoe
da le ŋutifafa me boŋ, bene wòa-
va gbɔnye, elabena mele eya kple
nɔviawo lalam. 12 Ke le nɔvi
[y]Apolo ŋuti la, mede kuku ne ŋutɔ
bena, eya kple nɔviawo nayi mia
gbɔ, eye menye efe lɔlɔ̃nu kura
be, yeava mia gbɔ fifi o, ke ne
ekpɔ asinu nyui la, ava.

Nuxoxlɔ̃wo.

13 Minɔ ŋudzɔ, minɔ tsitre le
xɔse me, miwɔ ŋutsu,[b] eye misẽ
ŋu! 14 Miwɔ nuwo katã le lɔlɔ̃ me!
15 Mele nu xlɔ̃m mi, nɔviwo —
[d]mienya Stefana fe afe la bena,
[e]eyae nye ŋgɔgbetɔ le Axaya, eye
bena, wodo wo dokui ame kɔkɔe-
wo subɔlawo — 16 bena miawo hã
miatsɔ mia dokui ade nenem me
siawo kpakple amesiame, si wɔa
dɔ kpli mi, eye wòdzea agbagba
la te.[g] 17 Mekpɔ dzidzɔ le Ste-
fano, Fortunato kple Axaiko fe
vava la ŋuti; elabena esi mieli

[a] Fil. 3, 20. 21.
[b] Dɔ. 20, 7.
[d] Mo. 1. 2, 7.
[e] Kor. II. 3, 17.
[f] Dɔ. 19, 21.
[g] Ro. 15, 24.
[h] Mo. 1. 5, 3.
[i] Dɔ. 20, 2; 18, 21.
[k] Dɔ. 19, 1. 10.
[l] 6, 13.
[n] Kor. II. 2, 12; Kol. 4, 3; Nyaɖ. 3, 8.
[o] Tes. I. 4, 15. 17.
[p] 4, 17.
[r] Mat. 24, 31; Tes. I. 4, 16.
[s] Fil. 2, 20.
[t] Tim. I. 4, 12.
[u] kp. 6.
[v] Kor. II. 5, 4.
[y] 1, 12.
[z] Yes. 25, 8; Hos. 13, 14.
[a] Ro. 7, 13; 6, 14.
[b] Ef. 6, 10.
[d] 1, 16.
[e] Ro. 16, 5.
[f] Kron. II. 15, 7.
[g] Fil. 2, 29.
[h] Dɔ. 11, 29; Kor. II. 8, 9; Gal. 2, 10.

kplim o la, amesiawoe xɔ ɖe mia
teƒe. 18 Elabena wona mia kple
miaƒe gbɔgbɔ la gbɔ ɖe eme;[a]
eyata midze si nenem me siawo.

Ðuɖɔ kple agbalẽ la ƒe nuwuwunyawo.

19 Asia-hameawo duɖɔ mi fã![d]
Akwila kple Priskila kpakple hame,
si le woƒe aƒe me la, duɖɔ
mi vevie ŋutɔ le Afetɔ la me![f]
20 Nɔviwo katã duɖɔ mi fã![f] Mitsɔ
nugbugbɔ kɔkɔe gbugbɔ nu
na mia nɔewo!
21 Ðuɖɔ, si nye Paulo metsɔ
nye ŋsi ŋlɔe la, enye esi.[b] 22 Ne
amea ɖe melɔ̃ Afetɔ Yesu Kristo
o la, [e]nezu busu! Afetɔ la gbɔna!
23 Mia Afetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve nanɔ anyi kpli mi!
Nye lɔlɔ̃ nanɔ anyi kpli mi katã
le Kristo Yesu me! Amen.

a Tes. I. 5, 12. b Kol. 4, 18; Tes. II. 3, 17. d Dɔ. 18, 2. 18. 26; Ro. 16, 3. 5. e Gal. 1, 8. 9. f Kor. II. 13, 12; Pet. I. 5, 14; Ro. 16, 6.

---

# PAULO ƑE AGBALẼ EVELIA, SI WÒŊLƆ ÐO ÐE KORINTOTƆWO.

---

Kpɔkplɔyiɖeme.

1 Paulo, Yesu Kristo ƒe apostolo
[g]to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me, kple
nɔvi Timoteo woŋlɔ ɖo ɖe Mawu
ƒe hame, si le Korinto, kple ame
kɔkɔe, siwo katã le Axaya blibo
la katã: 2 Amenuveve kple ŋutifafa,
si tso Mawu, mia Fofo, kple
mia Afetɔ Yesu Kristo gbɔ la,
woana mi![i]
3 Woakafu Mawu, mia Afetɔ Yesu
Kristo Fofo, si nye dɔmetɔtrɔ
Fofo kple [k]akɔfafawo katã ƒe Mawu
la, 4 amesi fa akɔ na mi le
miaƒe xaxa blibo la katã me, bene
miawo hã míate ŋu atsɔ akɔfafa,
si Mawu tsɔ fa akɔ na mi la, afa
akɔ na amesiwo kpea fu sia fu
la; 5 elabena alesi Kristo ƒe fukpekpewo
sɔ gbɔ ŋutɔ va mia
dzi la, nenema ke míekpɔa akɔfafa
hã sɔ gbɔ ŋutɔ to Kristo
dzi.[o] 6 Ke nenye ɖe míexaxa la,
miaƒe akɔfafa kple xɔxɔ, si sẽa
ŋu le fukpekpe, siwo ke miawo
hã miekpena ƒe dzidodo me la
tae; alo nenye ɖe wofa akɔ na
mi la, [s]miaƒe akɔfafa kple xɔxɔ
tae. 7 Eye miaƒe mɔkpɔkpɔ li ke
le mia ŋuti, esi mienyae bena,
alesi miekpɔa gome le fukpekpewo
me la, nenema ke miekpɔa
gome le akɔfafa me hã la ŋuti.
8 Nɔviwo, míele didim be, [t]miaƒe
xaxa, si míekpɔ le Asia la, nanɔ
manyamanya na mi o, bena wowɔ
fu mi gede ŋutɔ, wu alesi miete
ŋu kpee, ale gbegbe be, mietsi
dzodzodzoe keŋ le miaƒe agbe
ŋuti. 9 Ẽ, mia ŋutɔwo miedo kpe
dzi le mia ɖokui me bena, miele
kuku ge, bene miagaɖo dzi ɖe
mia ɖokui ŋu o, hafi ɖe Mawu,
amesi fɔa ame kukuwo ɖe tsitre
la ŋu boŋ, 10 amesi ɖe mi tso
nenem ku gã sia me, eye wògale
mia ɖeɖe dzi, eye miele mɔ kpɔm
nɛ bena, agaɖe mí hã.[h] 11 Esi
miawo hã mietsɔa miaƒe kukuɖeɖe
kpena ɖe mia ŋuti, bene ame
geɖe nada akpe le mia ta le amenuvevenunana,
si ame geɖe ƒe
kukuɖeɖe na wòsu mia si la ŋuti.
12 Elabena miaƒe adegbeƒoƒo enye
esi: Miaƒe dzitsinya ƒe [l]ɖase, si
wòɖina bena, miezɔ le xexe sia
me le Mawu ƒe dzimekɔkɔ kple
dzi dzadzɛ me,[n] eye menye ŋutilã
ƒe nunya me o; ke le Mawu
ƒe amenuveve me boŋ, vevietɔ le
mia dome. 13 Elabena mieŋlɔ nya
bubu na mi o, negbe nusi miexlẽ
alo miedze si hã; ke mele mɔ
kpɔm bena, miadze sii yiɖase nuwuwu,
14 abe alesi miedze si mi
afã kple afã bena, [p]mienye miaƒe
adegbeƒoƒo, [r]abe alesi miawo hã
mienye mia tɔ le mia Afetɔ Yesu
ƒe ŋkekea dzi la ene.

Nusi ta Paulo megayi Korinto o.

15 Eye dziɖoɖoɖeŋu sia ŋuti
medo tame bena, mava mia gbɔ
gbã, bene miakpɔ amenuveve evelia,
16 eye bena mato mia gbɔ
ayi Makedonia, eye magagbugbɔ
tso Makedonia agava mia gbɔ,
bena miaɖom ɖa mayi Yudea.[u] 17
Azɔ esi medo esia ɖe ta me la, ɖe
mewɔe le amefuflu mea? Alo
nusi medo ɖe ta me la, ɖe medoe
le ŋutilã nu bena, ẽ nanye ẽ,
eye o nanye o le gbɔnye mahã?

g Kor. I. 1, 1. h Tim. II. 4, 18. i Ro. 1, 7. k Ro. 15, 5. l 2, 17; Heb. 13, 18. n Kor. I. 1, 17. o Ps. 34, 20; 94, 19. p 5, 12. r Fil. 2, 16. s 4, 15. 17. t Dɔ. 19, 23; Kor. I. 15, 32. u Kor. I. 16, 5. 6.

18 Ke Mawue nye nutefewɔla, be-
na miafe ŋya, si miegblɔ na mi la,
menye ē kple o o. 19 Elabena
Mawu fe Vi, Yesu Kristo, amesi
wode gbe fā le mia dome to mi,
amesiwo nye nye, Silvano kple
Timoteo dzi la, menye ē kple o
o, hafi enye ē le eyama me boŋ.
20 Elabena Mawu fe ŋugbedodo-
wo, alesl nu wole la, Yesu me ē
le; eyaŋuti [e]amen la to eya hā
dzi hena Mawu fe kafukafu to mia
dzi. 21 Ke amesi ll ke mia kple
miawo de Kristo me,[g]eye wòsi ami
na mi la, enye Mawu; 22 amesi
tre mia nu hā, eye wòna Gbɔgbɔ
fe awɔbanu mí le míafe dziwo me.[i]
23 Ke nye la meyɔ Mawu, ne
[k]wòanye dasedila na nye luʋɔ
bena, esl mekpɔ mlafe nublanui
la ŋutie nyemeva Korinto hade o,
24 menye bena, [l]miedua afetɔ de
mlafe xɔse dzl o, ke mienye ha-
dɔwɔlawo na mlafe dzldzɔkpɔkpɔ;
elabena miele tsitre le xɔse me.

Alesi wòle na kristotɔwo be, woaxɔ nuvōwɔla,
siwo trɔ dzime la.

**2.** Ke nye ŋutɔ medo tame bena,
magatsɔ nuxaxa ava mia gbɔ
o.[r] 2 Elabena ne nye la mena
miexa nu la, amekae nye amesi
ado dzidzɔ nam, negbe amesl ke-
keake mena wòxa nu lae? 3 Eye
[t]meŋlɔ esia ke na mi bena, ne
meva la, magakpɔ nuxaxa tso
amesiwo ŋutl makpɔ dzidzɔ le hafi
la gbɔ o, esi medo dzi de mi katā
mia ŋu bena, nye dzidzɔ enye mi
katā mia tɔ la ŋuti. 4 Elabena
le fukpekpe gede kple dzlmexaxa
me metsɔ adatsi gede ŋlɔ do de
mi, menye bene wòana miaxa nu
o, hafi bene miadze si lɔlɔ̃, si me-
tsɔ lɔ̃ ml vevie wu la.
5 Ke ne amea de na ame xa nu
la, menye nyee wòna mexa nu o,
ke boŋ mia dome amea dewo —
nyemagblɔ be, mi katāe o, bene
nyemagate eyama de to akpa o.[y] —
6 Nenem me sla la tohehe, sl mia
dome ame gedeawo mienae la, sɔ
gbɔ nɛ; 7 eyata azɔ la mltsɔe kee,
eye mlfa akɔ nɛ de etefe boŋ,
bene nuxaxa gede akpa la nagaml
nenem me sla o. 8 Eyata mele
nu xlɔ̃m mi bena: *Mina miafe* lɔlɔ̃
nu nasē de eyama dzi. 9 Elabe-
na eyata meŋlɔ na mi, bene ma-
dze si miafe kelili, [a]abe de mie-
doa to le nuslanu me ene. 10 Ke
amesl ke mietsɔ nane ke la, nye
hā metsɔe kee, elabena nye hā,
ne matsɔ nane ke la, metsɔe ke
le mia ta [b]le Kristo fe ŋku me,
11 bena [d]Satana nagaba mi o,
elabena mienya efe tamedodowo
keŋkeŋ.
12 Ke esi meva Troa Kristo fe
nyanyuie gblɔ ge, eye [f]woʋuʋu
ʋɔtru nam le Afetɔ me la, 13
nyemekpɔ dzudzɔ le nye gbɔgbɔ
me o; elabena nyemekpɔ nɔvinye
Tito o, ke boŋ meklā wo, eye
meto dzi yi Makedonia.[h]
14 Ke woada akpe na Mawu,
sl nana miedua dzi daasi le Kristo
me, eye wòde efe sidzedze fe
ʋeʋē lilili la de go fia to mía
dzi le afisiafi. 15 Elabena mienye
Kristo fe ʋeʋē lilili na Mawu le
amesiwo woxɔna de agbe la kple
[n]amesiwo tsrɔ̃na la dome, 16 [o]he-
na amesiawo la azu ku fe ʋe-
ʋēse heyina ku me, ke hena ame
kemewo la azu agbe fe ʋeʋēse
heyina agbe me. [p]Eye ameka de
nusiawo nu mahā? 17 Elabena
miele abe ame gede, siwo bada
Mawu fe nya la ene o; ke boŋ
abe vavānyenye me kple Mawu
me mietsɔnɛ tsonɛ gblɔa nya le
Mawu fe ŋku le le Kristo me ene.[s]

Nubabla yeye la fe dɔ menye se, sl me ku le
la fe dɔ o, ke boŋ enye gbɔgbɔ kple agbe fe dɔ.

**3.** Ɖe miegade asl mía dokui
kafukafu mea? [u]Alo de ehiā
mi, abe amea dewo ene bena,
miatsɔ kafukafugbalē vɛ na mi
alo miaxɔ kafukafugbalē le mia
sl mahā? 2 Miawoe nye míafe
agbalē, sl woŋlɔ de miafe dzıwo
me, si amewo katā nya, eye wo-
xlēnɛ;[v] 3 elabena edze fā bena,
mienye Krlsto fe agbalē, si wo-
tsɔ miafe subɔsubɔdɔ wɔe, si
wometsɔ agbalēŋlɔtsl ŋlɔe o, ke
boŋ Mawu gbagbe fe Gbɔgbɔ lae
wotsɔ ŋlɔe; [z]womeŋlɔe de nuŋlɔ-
kpewo dzl o, ke de nuŋlɔkpe, sl-
wo nye ŋutilā fe dziwo la dzi
boŋ. 4 Ke dzidodo de Mawu ŋu
sla le mia si to Yesu dzi: 5 Me-
nye bena miede enu le mía do-
kui sl, be *mía*susu nane abe mía
ŋutɔwo mía dokui mee wòtso ene
o; ke mía nudede la tso Ma-

[a] 7, 15.
[b] Lu. 10, 16.
[d] Lu. 22, 31.
[e] Nyad. 3, 14.
[f] Dɔ. 14, 27; Kor. I. 16, 9.
[g] Yoh. I. 2, 27.
[h] Dɔ. 20, 1.
[i] 5, 5; Ro. 8, 16; Ef. 1, 13. 14.
[k] 11, 31; Ro. 1, 9.
[l] Pet. I. 5, 3.
[n] Kor. I. 1, 18.
[o] Lu. 2, 34.
[p] 3, 5. 6.
[r] Kor. I. 4, 21; ta 12, 21.
[s] 1, 12.
[t] Kor. I. 5.
[u] 5, 12.
[v] Kor. I. 9, 2.
[y] Kor. I. 5, 1.
[z] Mo. II. 24, 12.

wu gbɔ boŋ,[a] 6 amesi hã wɔ mí
míedze be, míanye [b]nubabla yeye
ƒe subɔlawo, menye [d]agbalẽŋlɔ-
dzesi tɔwo o, [f]hafi Gbɔgbɔ tɔwo
boŋ. Elabena [e]agbalẽŋlɔdzesi la
wua ame; ke Gbɔgbɔ la gbɔa
agbe ame.
7 Ke ne ku ƒe subɔsubɔdɔ, si
le agbalẽŋlɔdzesiwo me, si wo-
ŋlɔ ɖe kpewo dzi la, kpɔ ŋuti-
kɔkɔe ale gbegbe bena Israel-
viwo [h]mete ŋu lé ŋku ɖe Mose
ƒe ŋku me le eƒe ŋku me ŋuti-
kɔkɔe, si nu tsi la ŋuti o la, 8
aleke Gbɔgbɔ ƒe subɔsubɔdɔ ma-
nɔ ŋutikɔkɔe me geɖe awu o ma-
hã?[k] 9 Elabena ne ŋutikɔkɔe li
na [l]fɔbubu ƒe subɔsubɔdɔ la,
[n]ekema dzɔdzɔenyenye ƒe subɔ-
subɔdɔ gbã go geɖe wu le ŋuti-
kɔkɔe me. 10 Elabena nusi ŋuti-
kɔkɔe li na la hã ŋuti mekɔ o le
esia gome be, ekeme ƒe ŋutikɔ-
kɔe ƒo eta sã. 11 Ke ne ŋuti-
kɔkɔe li na nusi nu tsina la, eke-
ma nusi nɔa anyi la, anɔ ŋutikɔ-
kɔe me geɖe awu sã.
12 Azɔ esi mɔkpɔkpɔ sia le mía
si ŋuti la, míewɔa dzideƒo geɖe
ŋuti dɔ le nuƒoƒo me, 13 eye míe-
wɔna abe Mose, amesi tsɔ mo-
tsyɔnu tsyɔ mo, bene Israel-viwo
nagakpɔ nusi nu tsína ƒe nuwu-
wu o la ene o;[t] 14 ke wona woƒe
tamesusuwo sẽ. Elabena vaseɖe
egbegbe sia la nutsyɔnu sia gale
nubabla xoxo ƒe xexlẽ la dzi, eye
womekloe o, elabena woɖenɛ ɖa
le Kristo me.[y] 15 Ke vaseɖe
egbegbe sia la ɣesiaɣi, si ke wo-
xlẽa Mose la, nutsyɔnu tsyɔa wo-
ƒe dziwo dzi. 16 Ke [z]ɣesiɣi
woatrɔ le woƒe dzi me ava Afetɔ
la gbɔ la, woaɖe nutsyɔnu la ɖa.
17 Ke Afetɔ la enye Gbɔgbɔ la;
ke afisi Afetɔ ƒe Gbɔgbɔ le la,
afima ablɔɖe le. 18 Ke mí katã
míetsɔ ŋku, si wometsyɔ nui o
la, kpɔ Afetɔ la ƒe ŋutikɔkɔe abe
ahũhɔe me ene, eye wotrɔa míaƒe
nɔnɔme ɖe nɔnɔme ma ke me
tso ŋutikɔkɔe me yi ɖe ŋutikɔ-
kɔe me, abe alesi wòtso Gbɔgbɔ
ƒe Afetɔ la gbɔ ene.

**Paulo enye nyanyuie la ƒe gbeƒãɖela vavãtɔ; edo nyanyuie la ƒe ŋusẽ kpɔ le xaxawo me.**

4. Eyata esi [e]subɔsubɔdɔ sia le
mía si, abe alesi míekpɔ [f]nu-

a 2, 16. b Yer. 31, 31. d Kor. I. 11, 25; Ro. 7, 6. e 2, 17; Tes. I. 2, 5. f Yoh. 6, 63. g Kor. I. 1, 18. h Mo. II. 34, 30. i Heb. 1, 3. k Gal. 3, 2. 5. l Mo. V. 27, 26. n Ro. 1, 17; 3, 21. o 1, 24. p Mo. I. 1, 3. r 3, 18. s 5, 1. t Mo. II. 34, 33. 35. u 1, 8; 7, 5. v Kor. I. 15, 31. y Ro. 11, 25. z Ro. 11, 23. 26. a Ro. 8, 36. b Ps. 116, 10. d Kor. I. 6, 14. e 3, 6. f Kor. I. 7, 25. g 1, 3–6.

blanuikpɔkpɔ ene la, ɖeɖi mete
mía ŋu o. 2 Ke míegbea ŋukpe-
nanu ɣaɣlawo boŋ, [e]eye míezɔna
le aɖaŋu vɔ̃ me o, eye míebaɖa
mawunya hã o, hafi boŋ míetsɔa
nyateƒe ƒe ɖeɖefia ɖea mía ɖokuı
ƒiaa amewo katã ƒe dzitsinya le
Mawu ƒe ŋku me. 3 Ke ne wo-
tsyɔ nu míaƒe nyanyuiea dzi la,
ekema amesiwo tsrɔ̃ la ƒe ŋku
me wotsyɔ nui le,[g] 4 amesiwo do-
me xexe sia me mawu gbã ŋku
na dzimaxɔsetɔwo ƒe tamesusu
le la, bene Kristo, si nye [i]Mawu
ƒe nɔnɔme la, ƒe ŋutikɔkɔe nya-
nyuie la ƒe kekeli nagaklẽ na wo
o. 5 Elabena míeɖea gbe ƒã mía
ɖokui o, ke boŋ Kristo Yesu, be-
na eyae nye Afetɔ la, ke míawo
míenye subɔlawo le Yesu ŋuti;[o]
6 elabena [p]Mawu, si gblɔ be: Ke-
keli nado tso viviti me la, [r]enye
amesi klẽ ɖe míaƒe dziwo me,
bene Mawu ƒe ŋutikɔkɔe sidze-
dze ƒe kekeli naklẽ le Yesu Kri-
sto ƒe ŋku me.
7 Ke kesinɔnu sia le mía si [s]le
anyigoewo me, bene ŋusẽ ƒe agbɔ-
sɔsɔ, si gbã go la, nanye Mawu
tɔ, eye menye mía gbɔ wòatso o;
8 womimi mí ɖo le go sia go me,
gake gbɔgbɔtsixe metsi mía ƒo o;
míetsi dzodzodzoe, gake míebu
ŋuɖoɖo keŋ o;[u] 9 woti mía yome,
gake womegblẽ mí ɖi o; woxlã
mí ɖe anyi, gake wometsrɔ̃ mí o.
10 Ɖaasi [v]míetsɔa Yesu ƒe ku ɖe
mía ŋutilã ŋu nɔa tsatsami, bene
Yesu ƒe agbe hã nado ɖe mía
ŋutilã ŋu. 11 Elabena ɣeawoka-
tãɣi me wotsɔ mí, amesiwo le
agbe la, ɖe asi [a]na ku le Yesu
ŋuti, bene Yesu ƒe agbe nado ɖe
mía ŋutilã, si nye nu kuku la me.
12 Eyata ku la sẽa ŋu le mía me;
ke agbe la le mia me. 13 Ke esi
xɔse ƒe gbɔgbɔ ma ke le mía si
la ŋuti, [b]abe alesi woŋlɔ ɖi ene
bena: „Mexɔe se, eyata meƒo nu
ɖo" la; míawo hã míexɔna sena,
eyata míegblɔa nya hã; 14 ela-
bena míenya bena, amesi fɔ Afetɔ
Yesu ɖe tsitre la, afɔ míawo hã
kple Yesu, eye wòatsɔ mía kpli
mi siaa atu tsitre afia.[d] 15 Elabe-
na wowɔ wo katã le mia ta, bene
amenuveve, si sɔ gbɔ ɖe dzi to ame
geɖeawo dzi la, nana akpedada la
nagba go hena Mawu ƒe kafukafu.[g]

16 Eyata ɖeɖi metea mía ŋu o; ke ne míaƒe [a]gotame gblẽna hã la, míaƒe [d]ememe la zua yeye gbesiagbe. 17 Elabena míaƒe aɖabaƒoƒo ɖeka me xaxa, si nu mesẽna o la, wɔa ŋutikɔkɔe mavɔ, si nu sẽna ŋutɔ, eye wòƒoa nusianu ta sãsãsã la, na mí,[e] 18 esi míeléa [f]ŋku ɖe nusiwo wokpɔna la ŋu o, ke nusiwo womekpɔna o la boŋ ŋuti míeléa ŋku ɖo. Elabena nusiwo wokpɔna la, mesẽna yina o; ke nusiwo womekpɔna o la, nɔa anyi tegbetegbe.

Dziƒo-yiyi le apostolo la dzrom. Dɔ. si le gbe ƒã ɖem avuléle ƒe vevienyenye.

5. Elabena míenyae bena, ne wogbã míaƒe agbadɔxɔ, si nye [i]anyigbadzitɔ la, xɔtutu, si tso Mawu gbɔ la, anɔ mía si — xɔ, si wometsɔ asi wɔe o, si nɔa anyi tegbetegbe le dziƒo la. 2 Elabena esia me míeŋena le hã, eye wòle mía dzrom bena, woatsɔ mía nɔƒe, si tso dziƒo la, aɖo na mí;[o] 3 ne ele ale bena, ne wotsɔ awu ɖo na mí, womakpɔ mí amama o la. 4 Elabena mí amesiwo le agbadɔ me la, míeŋena, esi agba le mía kpem la ŋuti; elabena míele didim bena, woaɖe awu le mía ŋu o, [r]ke boŋ bena, woaɖo awu na mí, bena agbe la nami nusi kuna la. 5 Ke amesi dzra mí ɖo na esia la, enye Mawu, amesi na Gbɔgbɔ ƒe awɔbanu hã mí.[u] 6 Eyata dzi le mía ƒo ɖaasi, eye míenyae bena, ne míele aƒe le ŋutilã me la, míeɖo aƒe le Aƒetɔ la gbɔ haɖe o.[v] — 7 Elabena míezɔna le xɔse me, eye menye le nukpɔkpɔ me o.[a] — 8 Ke dzi le mía ƒo, eye wòdze mía ŋu wu be, míadzo le ŋutilã me, eye míanɔ aƒe le Aƒetɔ la gbɔ.[d] 9 Eyata míeɖoa vevie bena, aƒee míeɖale o, alo [e]mɔtae míeɖale o, míadze eŋu. 10 Elabena ele na mí katã bena, míatsɔ mía ɖokui afia le [g]Kristo ƒe ɔɔnudrɔ̃zikpui la ŋgɔ, bene amesiame naxɔ nu ɖe alesialesi wòwɔ le ŋutilã me nɔnɔ me la nu, nenye nyuie alo vɔ̃.

11 Azɔ esi míenya Aƒetɔ la vɔvɔ̃ la, míeƒoa nya ɖe amewo nu, ke míedze ƒã le Mawu ƒe ŋku me; ke mele mɔ kpɔm bena, míedze ƒã le míaƒe dzitsinya me hã. 12 Míegale [b]mía ɖokui kafum na mi o; ke míana asinukpɔkpɔ mi, bena miate ŋu aƒo adegbe le mía ŋuti, bena adegbeƒoƒo nanɔ mia si ɖe amesiwo ƒoa adegbe le ŋku me, eye menye le dzi me o la ŋuti. 13 Elabena ne míaƒe tame da la, eda na Mawu; ne tame nyui li na mí la, mia tɔe. 14 Elabena Kristo ƒe lɔlɔ̃ la le mía kplɔm, 15 eye míedzro eme kpɔ kpɔ esia bena, [g]esi ame ɖeka ku ɖe amewo katã ta, eyata amewo katã ku. Eye wòku ɖe wo katã ta,[h] bene amesiwo le agbe la, naganɔ agbe na wo ɖokui o, ke ne woanɔ agbe hena amesi ku, eye wògatsi tre le wo ta la boŋ. 16 Eyata tso esia dzi la míenya amea ɖeke le ŋutilã nu o; ne míenya Kristo gɔ̃ le ŋutilã nu hã la, azɔ la míegale enyam nenema o. 17 Eyata [k]ne amea ɖe le Kristo me la, eya nye [l]nuwɔwɔ yeye: Xoxotɔ la nu va yi, [n]kpɔ ɖa, nuwo katã zu yeye! 18 Ke wo katã tso Mawu gbɔ, [p]amesi lé avu le mía kple eɖokui dome to Yesu Kristo dzi, eye wòna avuléle ƒe subɔsubɔdɔ mí. 19 Elabena Mawu enye amesi nɔ Kristo me lé avu le xexeame kple eɖokui dome, eye mebu woƒe vodadawo na wo o, eye wòtsɔ avulénya la de mía me.[s] 20 Eyata azɔ míenye [t]ame dɔdɔwo le Kristo teƒe, abe alesi Mawu le nu xlɔ̃m to mía dzi ene, eye míeɖea kuku le Kristo teƒe bena: Mina woalé avu le mia kple Mawu dome! 21 Elabena [y]amesi menya nuvɔ̃a ɖeke o la, [z]ewɔe ne wòanye nuvɔ̃ ɖe mía teƒe, [b]bene míawo la míazu Mawu ƒe dzɔdzɔenyenye le eyama me.

Paulo xlɔ̃ nu kristotɔwo be, womaxɔ Mawu ƒe amenuveve la dzodzro o.

6. Esi míenye [f]hadɔwɔlawo ŋuti la, míele nu xlɔ̃m mi hã bena, miagaxɔ Mawu ƒe amenuveve la dzodzro o. 2 Elabena [h]egblɔ bena: „Meɖo to wò le amenuveɣi la, eye mexɔ na wò le xɔxɔgbe la dzi." [i]Kpɔ ɖa, fifi enye amenuveɣi, kpɔ ɖa, fifi enye xɔxɔgbe! 3 Míena nudiaɖiaa ɖeke le naneke me o, bene womagaka mɔ na míaƒe subɔsubɔ la o, 4 ke boŋ [k]le

a kp. 10.
b 3, 1.
d Ef. 3. 16.
e Ro. 8. 17. 18.
f Heb. 11. 1.
g Tim. 1. 2. 6.
h Ro. 14. 7. 8.
i Hi. 4. 19: Pet. II. 1. 13. 14.
k Ro. 8. 1. 10.
l Gal. 6. 15.
n Nyad. 21. 5.
o Ro. 8. 23.
p Ro. 5. 10.
r Kor. 1. 15. 53.
s Ro. 3, 24. 25: Kol. 1. 19. 20.
t Yes. 52. 7.
u 1. 22: Ro. 8. 16. 23: Ef. 1. 13. 14.
v Heb. 11. 13.
y Heb. 4. 15.
z Gal. 3. 13.
a Kor. 1. 13. 12.
b Kor. 1. 1, 30: Fil. 3. 9.
d Fil. 1. 23.
e Ps. 39. 12.
f 1. 24: 5. 20.
g Dɔ. 17. 31: Ro. 2. 16: 14. 10.
h Yes. 49, 8.
i Lu. 4. 19. 21.
k 4. 2.

nuwo katã me la míedea mía do-
kui fiana abe Mawu fe subɔlawo
ene: Le dzidodo gede me, le xa-
xawo me, le hiãkamewo me, le
momenuvevewo me, 5 le fofowo
me, le gaxɔwo me, le zitɔtɔwo
me, le agbagbadzedzewo me, le
ŋudɔdɔwo me, le nutsitsidɔwo
me,[b] 6 [d]le dzadzɛnyenye me, le si-
dzedze me, le dzigbɔgbɔ blewu
me, le dɔmenyonyo me, le Gbɔgbɔ
kɔkɔe me, le lɔlɔ̃, si me alakpa
mele o la me, 7 le anukwarenya
me, le Mawu fe ŋusẽ me; heto
dzɔdzɔenyenye fe aʋawɔnu, si-
wo le nudusi me kple mia me la
me, 8 to bubu kple ŋukpe me,
to dasedidi vɔ̃ kple dasedidi nyui
me; abe ameblelawo ene, gake
nyatefetɔwoe; 9 abe amesiwo wo-
menya o ene, gake amesiwo wo-
dze si kɔte la woe; [g]abe amesi-
wo le kukum ene, gake kpɔ da,
míele agbe; [h]abe amesiwo wofo
ene, gake womewu wo o; 10 abe
amesiwo le nu xam ene, gake
wokpɔa dzidzɔ daasi; abe amesi-
wo nye ame dahewo ene, gake
wona ame gede zua kesinɔtɔwo;
abe amesiwo si naneke mele o
ene, gake nusianu le wo si.[i]

**Paulo xlɔ̃ nu kristotɔwo be, womagade ha kple dzimaxɔsetɔwo o.**

11 Míafe nu ke de te na mi
Korintotɔwo! Míafe dzi keke! 12
Miexaxa le mía me o; ke mie-
xaxa le mia ŋutɔwo miafe dzi
me. 13 Tefedodo sia nu mele
[n]egblɔm na mi — abe deviwo me-
gblɔe na ene — bena miawo hã
miakeke mia dokui.
14 Migazu amesiwo atsɔ kɔkuti
tutɔ na dzimaxɔsetɔwo ti o![o] Ela-
bena hadede kae le dzɔdzɔenye-
nye kple sedzimawɔmawɔ dome?
Alo fomedodo kae le kekeli kple
viviti dome? 15 Alo aleke Kri-
sto kple Belial asɔa? Alo gome
kae li na xɔsetɔ kple dzimaxɔ-
setɔa? 16 Alo dekawɔwɔ kae le
mawuxɔ kple trɔ̃wo domea? [r]Ela-
bena míawoe nye Mawu gbagbe
la fe xɔ, abe alesi Mawu gblɔ
ene [s]bena: „Manɔ wo dome, eye
mazɔ wo dome, eye manye Ma-
wu na wo, eye woawo hã woanye
nye dukɔ. 17 [t]Eyaŋuti mido go
le wo dome, eye mide mía dokui
da, Afetɔ la gblɔe, eye migaka

[a] Yer. 31, 9; 32, 38.
[b] 11, 23–27.
[d] Tim. I. 4, 12.
[e] 12, 17; Dɔ. 20, 33.
[f] 6, 11–13.
[g] 4, 10. 11.
[h] Ps. 118, 16.
[i] Fil. 4, 12. 13.
[k] 1, 3. 4.
[l] 2, 13.
[n] Kor. I. 4, 14.
[o] Ef. 5, 11.
[p] 2, 4.
[r] Kor. I. 3, 16.
[s] Mo. III. 26, 12.
[t] Yes. 52, 11; Nyad. 18, 4.
[u] Mat. 27, 3–5.

asi nu makɔmakɔ ŋuti o, eye nye
la maxɔ mi, 18 eye manye Fofo
na mi, eye miawo hã mianye vi-
nyeŋutsuviwo kple vinyenyɔnu-
viwo, Afetɔ, ŋusẽkatãtɔ la gblɔe."[a]

**Nuxɔxlɔ̃ le kɔkɔenyenye ŋuti. Nuxaxa, si tso Mawu gbɔ.**

7 Azɔ la esi ŋugbedodo siawo
[a]le mía si la, lɔlɔ̃tɔwo, mina
míakɔ mía dokui ŋuti tso ŋutilã
kple gbɔgbɔ fe difofo sia difofo
me, bena míawu kɔkɔenyenye nu
le mawuvɔvɔ̃ me.
2 Miɖu mía dokui na mi! Míe-
wɔ vɔ̃ de amea deke ŋuti o, míe-
gblẽ amea deke o, míeba amea
deke o.[e] 3 Menye fɔbubu ŋuti
mele esia gblɔm do o; [f]elabena
megblɔe tsã be, miele míafe dzi-
wo me, bene miaku kpli mí, eye
mianɔ agbe kpli mí hã. 4 Dzi-
defo gede le asinye le mia ŋuti,
mefo adegbe gede hã le mia ŋuti,
akɔfafa yɔm taŋ, megba go le
dzidzɔkpɔkpɔ me le míafe xaxa
katã me. 5 Elabena esi míeva
Makedonia hã, míafe ŋutilã me-
kpɔ dzudzɔa deke o, ke míekpe
fu le nusianu me boŋ, dzrewɔwɔ
le mía gota, eye vɔvɔ̃ le mía me.
6 Ke Mawu, [k]amesi fa akɔ na ame
bɔbɔdeanyiwo la, fa akɔ na mí
le [l]Tito fe vava la me. 7 Ke
menye efe vava me dedeko o, ke
le akɔfafa, si wotsɔ fa akɔ nɛ le
mia ŋuti la hã me boŋ; elabena
egblɔ miafe didi vevi kple miafe
avifafa kple miafe ŋuʋaʋã le ta-
nye la fia mí, ale bena mekpɔ
dzidzɔ wu tsãtɔ.

**Nuxaxa, si tso Mawu gbɔ.**

8 Elabena ne mena miexa nu
le agbalẽa me hã la, mevem o;
eye ne evem hã la — elabena me-
kpɔ bena, agbalẽ ma la, nenye
ɣeyiɣi kpuia de koe wòna miexa
nu hã[p] — 9 gake azɔ dzi le dzɔ-
yem, menye esi wòna miexa nu
la ŋuti o, hafi bena wòna miexa
nu hena dzimetɔtrɔ boŋ; elabe-
na ena miexa nu de Mawu fe didi
nu, bena bubú naganɔe na mi le
naneke me atso mía gbɔ o. 10
Elabena nuxaxa de Mawu fe didi
nu la wɔa dzimetɔtrɔ, si mevea
ame o, hena xɔxɔ; ke [u]xexeame
fe nuxaxa hea ku vɛ. 11 Elabe-
na kpɔ da, nenem nuxaxa sia, si

miexa ɖe Mawu ƒe didi nu la,
aleke wòhewɔ veviedodo geɖe na
mi? Ē mia ɖokui taɖioli, ē dzi-
bibi, ē vɔvɔ̃, ē didi vevi, ē ŋu-
ʋaʋã, ē hlɔ̃biabia hã! Nusianu
me mieɖe mia ɖokui fia be, mie-
nɔ dzadzɛ le nya sia me. 12 Eya-
ta ne meŋlɔe na mi hã la, nye-
meŋlɔe le amesi wɔ vɔ̃ sia ŋuti
alo amesi ŋuti wowɔ vɔ̃ sia ɖo
la ŋuti o; ke boŋ bene miaƒe ve-
viedodo le mía ŋuti la nadze ƒã
le mia dome le Mawu ƒe ŋku me.
13 Eyaŋuti wofa akɔ na mí; ke
hekpe ɖe míaƒe akɔfafa sia ŋuti
la míekpɔ dzidzɔ geɖe wu le Tito
ƒe dzidzɔ la ŋuti, esi eƒe gbɔgbɔ
kpɔ gbɔɖeme tso mi katã mia
gbɔ la ŋuti. 14 Elabena ne meƒo
adegbe le nane me le mia ŋuti
le eƒe ŋku me la, mezu ŋukpe
nam o, hafi alesi míegblɔ nuwo
katã na mi le nyateƒe mee la,
nenema ke míaƒe adegbe, si míe-
ƒo le Tito ƒe ŋku me la, hã zu
nyateƒe. 15 Eye miaƒe nu lé dzi
nɛ geɖe wu, esi wòɖo ŋku mi
katã miaƒe [e]tododo la dzi, alesi
mietsɔ vɔvɔ̃ kple dzodzo nya-
nyanya xɔe la. 16 Dzi le dzɔ-
yem bena, dzi le ƒonye le nusia-
nu me le mia ta.

**Nuxɔxlɔ̃ le nudzɔdzɔ na Yerusalem-kristohame dahe la ŋu.**

**8** Ke, nɔviwo, míana mianya Ma-
wu ƒe amenuveve, si wòna le
Makedonia hamewo me.[h] 2 Ela-
bena xaxa me dodokpɔ geɖe me
woƒe dzidzɔ ƒe agbɔsɔsɔ fũ kple
woƒe ahedada, si nu sẽ la, gba
go le le woƒe dzimekɔkɔ ƒe ke-
sinɔnuwo me. 3 Elabena mele
ɖase ɖim bena, woa ŋutɔwo lɔ̃
na nu faa alesi wote ŋui, eye wo-
na nu wu alesi wote ŋui hã. 4
Eye wotsɔ nuxɔxlɔ̃ geɖe ɖe kuku
na mí be, yewoakpɔ gome le ame
kɔkɔewo subɔsubɔɖɔ ƒe amenu-
veve kple hadede me;[i] 5 eye me-
nye alesi míekpɔ mɔ la ɖeɖeko
o, ke boŋ wotsɔ wo ɖokui na Ma-
wu gbã kpakple míawo hã to Ma-
wu ƒe lɔlɔ̃nu me, 6 ale bena míexlɔ̃
nu Tito bena, alesi ke wòdze egɔ-
me xoxo la, nenema ke wòawu
amenuveve sia nu le mia dome
hã. 7 Ke alesi miegba go [l]le
nusianu me le xɔse kple nya kple
nunyanya kple veviedodo katã
kple lɔlɔ̃, si [a]mietsɔ lɔ̃ mí la me
la, nenema ke miagba go le ame-
nuveve sia me hã.
8 Nyemele egblɔm abe sedede
ene o, ke boŋ metsɔ ame bubu-
wo ƒe veviedodo do miaƒe lɔlɔ̃
hã ƒe vavãnyenye kpɔ. 9 Ela-
bena mienya mía Aƒetɔ Yesu Kri-
sto ƒe amenuveve bena, kesinɔtɔ
wònye hafi, [b]ke mia ŋuti wòva da
ahe ɖo, bene miawo la miato eƒe
ahedada la me nazu kesinɔtɔwo.
10 Eye meɖo aɖaŋu le esia me;
elabena esia nyo na mi amesiwo
meto ewɔwɔ gɔme ɖeɖeko o, ke
boŋ edidi hã, anɔ ƒe ɖeka enye
esi. 11 Ke azɔ miwu ewɔwɔ la
hã nu, bene alesi miesu te helɔ̃
edzi faa la, miawu nu hã le nusi
le mia si la nu nenema ke. 12
Elabena ne edzilɔlɔ̃ le la, edze
ame ŋu be, woaxɔ le nusi le ame-
si la nu, eye menye le nusi mele
esi o la nu o.[d] 13 Elabena me-
nye be, ame bubuwo nakpɔ gbɔ-
ɖeme, eye miawo miakpɔ xaxa
hafi o, ke boŋ bene wòasɔ pɛ;
ɣeyiɣi sia me miaƒe agbɔsɔsɔ, si
gba go la, nanɔ woamawo ƒe hiã-
tuame teƒe, 14 bene woamawo ƒe
agbɔsɔsɔ, si gba go la, hã nava
nɔ miaƒe hiãtuame teƒe, bene
wòasɔ pɛ,[f] 15 abe [g]alesi woŋlɔ
ɖi ene bena: „Amesi ƒɔ nu fũ
la, mekpɔ ɖeke ɖe edzi o, eye
amesi ke fɔe ʋee ko la, naneke
mehiãe o."
16 Ke woaɖa akpe na Mawu,
amesi tsɔ nenem veviedodo le mia
ŋuti sia ɖe Tito ƒe dzi me; 17
elabena exɔ nuxɔxlɔ̃ sia; ke esi
wòɖo vevie wu ŋuti la, edzo yi
mia gbɔ le ye ŋutɔ ƒe lɔlɔ̃nu nu.
18 Ke míeɖo eya kple nɔvi, si
ŋu kafukafu le le nyanyuie ŋuti
le hamewo katã me la, ɖo ɖa. 19
Ke menye esia ɖeɖeko o, hafi
hamewo tiae hã, bene wòanye
mía hamɔzɔla le amenuveve sia,
[k]si míewɔna hena Aƒetɔ la ƒe ka-
fukafu kple míaƒe lɔlɔ̃ ƒe ɖeɖe-
fia la me. 20 Nenem míele mɔ
xem na esia, bena amea ɖeke na-
gaka mo na mí le nudzɔdzɔ gã
sia, si míena wodzɔ la ŋuti o. 21
Elabena míaƒe tamesusuwo le nu
nyui yome, menye le Aƒetɔ la
ŋku me ɖeɖeko o, ke le amewo

[a] Kor. I. 16, 1. 2.
[b] Mat. 8, 20.
[d] Lod. 3, 28; Mar. 12, 43.
[e] 2, 9.
[f] 9, 12.
[g] Mo. II. 16, 18.
[h] Ro. 15, 26.
[i] 9, 1; Do. 11, 29.
[k] Gal. 2, 10.
[l] Kor. I. 1, 5.

ŋku me hã. 22 Ke míedɔ wo
kpakple mía nɔvi, si míedo kpɔ
le nu gede me enuenu, eye míe-
kpɔ bena, edoa vevie; ke azɔ la
ele vevie dom gede wu tsãtɔ le
dzidodoɖeameŋu gã, si wòdo de
mia ŋu la ta. 23 Le [b]Tito gome
la, nye zɔhɛ wònye, eye [d]hadɔ-
wɔla wònye le mia gbɔ; le nɔvi,
siwo tso mía gbɔ gome la, hame
ƒe ame dɔdɔwo wonye kple bubu
na Kristo. 24 Azɔ ne mieɖe mia-
ƒe lɔlɔ̃ kple [g]miaƒe adegbe, si míe-
ƒona le mia ŋuti la, ƒe dzesi fia
woamawo la, ekema mieɖee fia
le hameawo ŋku me.

Nuƒoƒo le nudzodzɔ la ŋu ƒe dziyiyi.

9. Mele vevie nam bena, maŋlɔ
nya na mi le subɔsubɔdɔ, si
wotsɔ subɔ ame kɔkɔewo la ŋuti
hafi o.[i] 2 Elabena menya bena,
[k]miele edzi lɔ̃m, eye metsɔ esia ƒo
adegbe le mia ŋuti le Makedonia-
tɔwo gbɔ, bena Axaya dzra edo-
kui ɖo xoxo anɔ ƒe ɖeka enye si,
eye veviedodo, si tso mia gbɔ la,
de dzo ame geɖeawo me. 3 Ke
medɔ nɔviawo ɖa, bene míaƒe
adegbe, si míeƒona le mia ŋuti la,
nagazu dzodzro le nya sia me o,
bena abe alesi megblɔe ene la,
miadzra mia ɖokui ɖo ɖi,[l] 4 bena
nenye ɖe Makedoniatɔwo ava
kpakplim, eye woakpɔ bena, mie-
dzra mia ɖokui ɖo ɖi o la, ŋu
nagakpe mí – míele didim be,
míagblɔ be miawo ke la – le dzi-
ɖoɖo ɖe mia ŋu sia ŋuti o. 5 Ke
mebui nu vevi bena, mexlɔ̃ nu nɔ-
viawo, bena woadze ŋgɔ ava mia
gbɔ, bene woadzra yayra, si ŋu-
gbe miedo xoxo la, ɖo ɖi, bene
wòasɔ gbɔ abe yayra ene, eye
menye abe ŋukeklẽ ene o.
6 Ke esia gblɔm mele bena,
amesi ƒã nu le nuveve me la,
axa nu hã le nuveve me, eye
amesi ƒã nu le yayra me la, axa
nu hã le yayra me.[r] 7 Amesiame
abe alesi wòɖo ɖi le eƒe dzi me
ene, menye kple veve alo dzizi-
zi o; elabena [s]amesi na nu kple
dzidzɔ la, eyae Mawu lɔ̃na. 8 Ke
ŋusẽ le Mawu si bena, amenuve-
ve katã nagba go na mi, bene
miakpɔ agbɔsɔsɔ blibo la katã le
nusianu me ɖaasi, eye miagba go

awɔ dɔ nyui sia dɔ nyui. 9 [a]Abe
alesi woŋlɔ ɖi ene bena: „Ehlẽ
nu hena ame dahewo; eƒe dzɔ-
dzɔenyenye nɔa anyi tegbetegbe."
10 Ke amesi tsɔa nuku kple abo-
lo hã kea nuƒãla, bene wòakpɔ
nuɖuɖu la, ana nuku mi, eye wòa-
na miaƒe dzɔdzɔenyenye ƒe ku-
tsetse natsi nyuie,[e] 11 bena mia-
zu kesinɔtɔwo le nusianu me aha-
ɖe miaƒe dɔmenyonyo katã, si wɔ
be,[f] woada akpe na Mawu to mía
dzi la afia. 12 Elabena [h]nunana
sia ƒe subɔsubɔdɔ la menye ɖe
wòɖe ame kɔkɔeawo ƒe hiãtutu
nu ɖeɖe o, ke boŋ egba go le
akpedada geɖe me hena Mawu
hã; 13 elabena subɔsubɔdɔ sia ƒe
kpɔɖeŋu nyui la ana woakafu Ma-
wu le miaƒe toɖoɖo Kristo ƒe
nyanyuie me ʋuʋu la kple miaƒe
hadede kple woawo kpakple ame-
wo katã tso dzimekɔkɔ me la ŋu-
ti; 14 eye woawo hã le kuku ɖem
ɖe mia ta, eye miele wo dzrom
le Mawu ƒe amenuveve, si sɔ gbɔ
ŋutɔ na mi la ŋuti. 15 Woada
akpe na Mawu le eƒe nunana ma-
nyagblɔ la ŋuti!

Apostolo la ɖli eɖokui ta le eƒe futɔwo kple nudadaŋlalawo ŋuti.

10. Ke nye Paulo ŋutɔ mele nu
xlɔ̃m mi to Kristo ƒe dɔme-
fafa kple tufafa me, nye amesi
nye [n]ame bɔbɔɖokui le miaƒe ŋku
me le mia dome; ke esime nye-
mele mia gbɔ o la, dzi le ƒonye
ɖe mia ŋu. 2 Ke mele kuku ɖem
na mi bena, ne mele mia gbɔ la,
nyemaɖe dzi ƒo na ɖokuinye kple
ŋudoɖoɖeŋu, si mele susum be,
matsɔ awɔ kalẽ ɖe amea ɖewo,
siwo bua mí abe amesiwo zɔna
le ŋutilã nu ene ta ŋuti o.[o] 3 Ela-
bena esi wònye ŋutilã me zɔm
míele hã la, míewɔa aʋa le ŋu-
tilã nu o. – 4 Elabena míaƒe [p]aʋa-
wɔnuwo menye ŋutilãtɔ o, ke boŋ
ŋusẽnu, siwo wotsɔna gbaa mɔ̃-
wo ƒua anyi la, wonye le Mawu
ƒe ŋku me – 5 esi míegbaa tame-
bubuwo kple nu kɔkɔ sia nu kɔ-
kɔ, si kɔa eɖokui ɖe dzi ɖe si-
dzedze Mawu ŋuti la, eye míe-
ɖea nyasãwo katã aboyo hena to-
ɖoɖo Kristo; 6 eye míenɔa dza-
dzraɖoɖi hã, bena ne miaƒe to-

a Ps. 112, 9.
b 7, 13; 12, 18.
d Ro. 16, 7.
e Yes. 55, 10; Hos. 10, 12.
f 1, 11; 4, 15.
g 7, 14.
h 8, 14.
i 8, 4. 20.
k 8, 19.
l 8, 24.
n Kor. I. 2, 2.
o kp. 11; Kor. I. 4, 21.
p Ef. 6, 13–17.
r Lod. 11, 24; 19, 17.
s Ro. 12, 8.

dodo ade blibo la, míatu fe vɔ̃ le
tosesẽ sia tosesẽ ŋuti.
7 Ðe miekpɔa nusiwo le ŋku
me la da? Ne amea ɖe ɖoa ŋu
ɖe eɖokui ŋu bena, Kristo tɔ ye-
nye la, ekema eyama nagasusu
esia hã le eɖokui me bena, alesi
ke ye ŋutɔ nye Kristo tɔ la, ne-
nema ke míawo hã míenye etɔ.
8 Elabena nenye be, [b]maƒo ade-
gbe via ɖe wu le míaƒe [d]ŋusẽ,
si Aƒetɔ la tsɔ na mí, bene mía-
do mi ɖe ŋgɔ, eye menye be,
míagblẽ mi o la ŋuti la, ŋu mele
kpe ye ge o, 9 bene nyemagawɔ
abe ɖe metsɔ agbalẽwo do vɔvɔ̃
na mi ene o. 10 Elabena wogblɔ
be: Agbalẽawo kpena, eye wo-
sẽna; [f]ke eya ŋutɔ nye ame beli,
eye eƒe nyawo mele ɖeke me o.
11 Ke nenem me sia nasusu le
esia ŋuti bena, amesi ƒomeviwo
míenye le nya me le agbalẽwo
me, esi míele mia gbɔ o la, ne-
nem me mawo tɔgbe ke mían ye
le dɔwɔwɔ me, ne míele mia gbɔ
hã.[k] 12 Elabena [l]míedo dzi bena,
míabu mía ɖokui akpe ɖe amea
ɖewo ŋu, alo míatsɔ mía ɖokui
aɖo amea ɖewo, siwo kafua wo
ɖokui la ŋu o; ke ame mawo la,
esi wotsɔ woa ŋutɔwo ɖokui dzi-
dze wo ɖokui, eye wotsɔ wo ɖo-
kui ɖo woa ŋutɔwo ɖokui ŋu ŋuti
la, womenya nu o. 13 Ke míawo
la, [o]míaƒo adegbe wòagbɔ me o,
ke boŋ le dzidzeka ƒe dzidze-
dzidze, si Mawu mã na mí la nu,
bene míade keke mia gbɔ hã. 14
Elabena míele mía ɖokui dem
akpa, abe ɖe míate ŋu ade mia
gbɔ o ene o; elabena míetsɔ Kri-
sto ƒe nyanyuie la de mia gbɔ
ke hã. 15 Míeƒoa adegbe wògbɔa
eme le [s]ame bubuwo ƒe dɔwɔ-
ƒewo ŋu o; ke mɔkpɔkpɔ le mía
si bena, ne miaƒe xɔse le tsitsim
la, míatsi azu gã le mia dome le
míaƒe dzidzeka la nu, 16 bene
míagblɔ nyanyuie la afia le anyi-
gba, siwo le mia godo la hã dzi,
bene míagaƒo adegbe le ame bu-
buwo ƒe dɔwɔƒe le nusi wowɔ
vɔ xoxo la ŋuti o.[u] 17 Ke amesi
ƒoa adegbe la, naƒo adegbe le
Aƒetɔ la me![v] 18 Elabena menye
amesi tsia eɖokui la, nye ame
nyui o, ke boŋ amesi Aƒetɔ la
kafuna lae.[z]

Nuxaxa, siwo apostolo la kpɔ le hame la gɔmedoanyiyi.

11. Ðe miado dzi atsɔ nye bome-
tsitsi via ɖe; miado dzi atsɔe
nam tso! 2 Elabena metsɔ Mawu
ŋuʋaʋã le ŋu ʋãm le mia ŋu;
elabena medo mia ŋugbe na ŋu-
tsu ɖeka, bena matsɔ [a]ɖetugbi
dzadzɛ atu tsitre na Kristo. 3 Ke
mele vɔvɔ̃m bena, amea ɖe me-
nya nu o, [e]alesi da la tsɔ eƒe
aɖaŋu vɔ̃ ble Xawa la, nenema
ke woagblẽ miaƒe tamesusuwo
tso dzimekɔkɔ, si miekɔ na Kristo
la me mahĩ? 4 Elabena ne amesi
gbɔna la, le gbe ƒã ɖem Yesu
bubu, si míeɖe gbe ƒãe o la, alo
ne miexɔ gbɔgbɔ bubu, si miexɔ
tsã o la, alo miexɔ nyanyuie bubu,
si miexɔ tsã o la, ekema miedoa
dzi xɔnɛ nyuie![g] 5 Elabena mebu-
na be, nyemetsi megbe le naneke
me le apostolo, siwo kɔ akpa la ŋu
o.[h] 6 Ke [i]ne menye ame manya-
nu le nuƒoƒo me hã la, nyeme-
nyee le sidzedze me o; ke le nu-
sianu me míedze ƒã le amewo
katã dome le mia gome. 7 Alo
ɖe esi mebɔbɔ ɖokuinye ɖe anyi,
bene woado miawo ɖe dzi la, ɖe
mewɔ nuvɔ̃ bena, megblɔ Mawu
ƒe nyanyuie la fia mi [n]fetu ma-
xɔmaxɔe mahã? 8 Meha hame
bubuwo, esi mexɔ fetu le wo si
hena miaƒe subɔsubɔɖɔ, eye esi-
me menɔ mia gbɔ, eye hiã tum
la, nyemeɖe fu na amea ɖeke o;[p]
9 elabena nɔvi, siwo tso Make-
donia va la, na nusiwo hiãm la,
wòsɔ gbɔ de nunye, eye mekpɔ
ɖokuinye dzi le nusianu me, [r]be-
ne nyemaganye agba na mi o,
eye magakpɔ ɖokuinye dzi. 10
Ne menye Kristo ƒe nyateƒe la
le menye o fĩ, [t]woınagatsi ade-
gbeƒoƒo sia nu nam le Axaya ƒe
nutoawo me o. 11 Nukaŋutie?
Esi nyemelɔ̃a mi o taea? Mawue
nyae! 12 Ke nusi mewɔna la,
mawɔe hã, bene mana mɔnukpɔ-
kpɔ nu natso na amesiwo dia
mɔnu, bene woakpɔ wo le nusi
me woƒo adegbe le la me abe
míawo hã ene. 13 Elabena ne-
nem me siawo nye aʋatso-apo-
stolowo, dɔwɔla, siwo blea ame,
amesiwo trɔa wo ɖokui wɔa Kri-
sto ƒe apostolowo.[y] 14 Eye esia
menye nukunu o; elabena Abo-

[a] Ef. 5, 26. 27.
[b] 12, 6.
[d] Kor. I. 5, 4. 5.
[e] Mo. I. 3, 4. 13.
[f] kp. 1.
[g] Gal. 1, 8. 9.
[h] 12, 11; Kor. I. 15, 10; Gal. 2, 6, 9.
[i] Kor. I. 2, 1. 2. 13; Ef. 3, 4.
[k] 13, 2. 10.
[l] 3, 1; 5, 12.
[n] Kor. I. 9, 12. 18.
[o] Ro. 12, 3.
[p] Fil. 4, 10. 15.
[r] 12, 13.
[s] Ro. 15, 20.
[t] Kor. I. 9, 15.
[u] Dɔ. 19, 21.
[v] Yer. 9, 22. 23; Kor. I. 1, 31.
[y] 2, 16; Fil. 3, 2.
[z] Kor. I. 4, 5.

sam ŋutɔ trɔa eɖokui wɔa kekeli
fe dɔla. 15 Eyata ne efe dɔlawo
trɔa wo ɖokui abe dzɔdzɔenye-
nye fe dɔlawo ene la, menye nu
gã o; amesiawo fe nuwuwu anɔ
ɖe wofe dɔwɔwɔwo nu.
16 Megale egblɔm bena, amea
ɖeke nagabum bometsila o; ke
ne miebum nenema la, ekema
mixɔm abe bometsila ene, bene
nye hã mafo adegbe le ɖokuinye
ŋuti vie.[f] 17 Nusi gblɔm mele
la, nyemele egblɔm ɖe Afetɔ la
nu o, ke abe bometsila ene boŋ,
le adegbefofo fe dziɖoɖoɖeŋu sia
me. 18 Esi ame geɖe foa ade-
gbe le ŋutilã nu ŋuti la, nye hã
mafo adegbe. 19 Elabena esi
mienye aɖaŋudzelawo ŋuti la,
mielɔ̃na doa dzi tsɔa bometsilawo
fe nyawo. 20 Elabena ne amea
ɖe wɔ mi kluviwo, ne amea ɖe
du mi keŋ, ne amea ɖe lé mi, ne
amea ɖe do eɖokui ɖe dzi, ne
amea ɖe fo mo na mi la, miedoa
dzi tsɔnɛ. 21 Ŋukpeɖoɖo ta me-
gblɔe ɖo, abe ɖe míawo la míe-
gbɔdzɔ ene, ke nenye nusi me
amea ɖe wɔ kalẽ le wònye la, –
mele egblɔm le bometsitsi me –
anye ne nye hã mawɔ kalẽ le
eme. 22 Hebritɔwo wonyea?
Nye hãe! Israeltɔwo wonyea?
Nye hãe! Abraham-fomeawo wo-
nyea? Nye hãe![i] 23 Kristo fe su-
bɔlawo wonyea? – Mele nu fom
abe amesi fe tame da la ene –
Nyee wu: [k]Le agbagbadzedze
geɖe wu me, le fofo geɖe akpa
me, le gaxɔmeɖeɖe geɖe wu me,
le ku me agbadre. 24 Yudatɔwo
si mexɔ [l]fofo ɖeka ɖi go blane
me le zi atɔ̃, 25 zi [n]etɔ̃ wofom
kple atiwo, [p]zi ɖeka wofu kpem;
menɔ ɒu me wògba zi etɔ̃, zã
kple keli menɔ futsotsoewo nu.
26 Mezɔ mɔ enuenu; meɖo ŋɔdzi
me le tɔsisiwo dzi, meɖo ŋɔdzi
me le adzodalawo dome, meɖo
ŋɔdzi me le nye dukɔmeviwo gbɔ,
meɖo ŋɔdzi me le trɔ̃subɔlawo
gbɔ, meɖo ŋɔdzi me le du me,
meɖo ŋɔdzi me le gbedzi, meɖo
ŋɔdzi me le atsiafu dzi, meɖo ŋɔ-
dzi me le aɒatsonɔviawo dome;
27 le agbagbadzedze kple kutri-
kuku me; le ŋuɖɔɖɔwo me agba-
dre, le dɔwuame kple tsikɔwua-
me me, le nutsitsiɖɔwo me agba-

[a] 6.
[b] Dɔ. 20, 18-21.
[d] Kor. I. 9, 22.
[e] 12, 5.
[f] 12, 6.
[g] 1, 23.
[h] Dɔ. 9, 24. 25.
[i] Fil. 3, 5.
[k] Kor. I. 15, 10.
[l] Mo. V. 25, 3.
[n] Dɔ. 16, 22.
[o] 11, 30.
[p] Dɔ. 14, 19.
[r] 10, 8; 11, 16.
[s] Hl. 2, 6.

dre, le vuvɔ kple amamanɔnɔ me.[a]
28 Nu bubu, siwo gadzɔ la, wo-
nye: Amewo fe zifofo ɖe ŋunye
gbesiagbe, [b]kple beléle na hame-
wo katã. 29 [d]Ameka gbɔdzɔ, eye
nyemagbɔdzɔ oa? Ameka nu wo-
ɖia, eye nyemefiã oa? 30 Ne ele
nam be, mafo adegbe la, mafo
adegbe le nusiwo le nye gbɔdzɔ-
gbɔdzɔ gome la ŋuti.[e] 31 Mawu,
mía Afetɔ Yesu Kristo Fofo, ame-
si wokafuna yi ɖe mavɔmavɔ me
la, [g]nyae bena, nyemeka aɒatso
o. 32 Le Damasko la fia Areta
fe du me dziɖula dzɔ Damasko-
tɔwo fe du la ŋuti, bena yealém,
33 eye wotsɔm de golo me to ɒɔ-
truvi nu heto gli dzi ɖiɖi ɖe anyi,
eye mesi dzo tso efe asiwo me.[h]

Apostolo la xlẽ Afetɔ la fe ɖeɖefia, eya ŋutɔ fe fukpekpe kple Mawu fe ŋusẽɖoɖoe na.

12. Ele be, mafo adegbe; gake
menye viɖe nam o; elabena
mele Afetɔ la fe ŋutegawo kple
nyaɖeɖefiawo gbɔ va ge. 2 Me-
nya amea ɖe le Kristo me, anɔ
fe wuiene enye esi – eɖanɔ ŋu-
tilã me o, nyemenyae o, alo me-
nɔ ŋutilã me o, nyemenyae o;
Mawue nyae – wotsɔ nenem me
sia dzoe yi ɖe dzifo etɔ̃lia me ke.
3 Eye menya nenem me sia –
eɖanɔ ŋutilã me o, meɖanɔ ŋutilã
me o, nyemenyae o; Mawue nyae,
– 4 bena wotsɔe dzoe yi ɖe Pa-
radiso la me, eye wòse nya, siwo
mele ne woagblɔ o, siwo womeɖe
mɔ na ame, bene wòagblɔ o la.
5 Nenem me sia ŋuti mafo ade-
gbe le; ke le ɖokuinye ŋuti la
nyemafo adegbe o, negbe le nye
gbɔdzɔgbɔdzɔwo ŋuti ko.[o] 6 Ke
[r]nenye ɖe madi be, mafo adegbe
la, nyemazu bometsila o; elabena
magblɔ nyatefe; ke nyemele ewɔ
ge o, bene amea ɖeke nagabu
ŋutinye wu alesi wòkpɔam alo
alesi wòsea nya le nunye 7 he-
kpe ɖe nyaɖeɖefia, siwo fo wo
katã ta ŋuti la o. Eyata bena
nyemagado ɖokuinye ɖe dzi o la,
wode ŋù nye ŋutilã me, [s]si nye
Satana fe dɔla, bene wòafom
kple kɔ, bene nyemagado ɖokui-
nye ɖe dzi o. 8 Esia ŋuti meyɔ
Afetɔ la zi etɔ̃, bene wòadzo le
ŋunye. 9 Eye wògblɔ nam bena:
Nye amenuveve sɔ gbɔ na wò;

elabena nye ŋusẽ zu blibo le gbɔ-
dzɔgbɔdzɔ me. Eyata mele lɔ-
lɔ̃m wu bena, mafo adegbe le nye
gbɔdzɔgbɔdzɔ ŋuti boŋ, bene Kri-
sto ƒe ŋusẽ nanɔ dzinye. 10 Eyata
mekpɔa ŋudzedze nyui le gbɔ-
dzɔgbɔdzɔwo me, le ŋutasesẽwo
me, le hiãkamewo me, le yome-
titiwo me, le xaxawo me le Kri-
sto ŋuti; elabena ne megbɔdzɔ
la, ekema meseẽa ŋu.[b]

Paulo do ŋku eƒe lɔlɔ̃ dzi na hame la.

11 Mezu bometsila; gake mia-
woe zi dzinye. Elabena nye la
miawoe lakafum hafi; elabena
nyemetsi megbe le naneke me le
apostolo, siwo kɔ akpa la ŋu o,
[d]wònye nyemenye naneke hafi o.
12 Ke mewɔ apostolo ƒe dzesiwo
le mia dome le dzidodo katã me,[f]
le dzesiwo kple nukunuwo kple
ŋusẽdɔwɔwɔwo me. 13 Alo nuka
me gɔ̃ mietsi megbe le le hame
susɔeawo ŋu, negbe le esia me
ko bena, nye ŋutɔ nyemenye
[g]agba na mi oa? Mitsɔ nu ma-
dzɔmadzɔ sia kem! 14 Mikpɔ da,
[h]esiae nye zi etɔ̃lia medzra do-
kuinye ɖo bena, mava mia gbɔ,
eye nyemanye agba na mi o; ela-
bena nyemele miaƒe nuwo dim o,
ke mia ŋutɔwo dim mele boŋ.
Elabena medze bena, viwo natu
nuwo ɖo na wo dzilawo o, hafi
dzilawo natu nuwo ɖo na viwo
boŋ. 15 Ke nye la melɔ̃na ŋutɔ
bena, magblẽ nu,[k]eye mana woa-
gblẽ nye ŋutɔ le miaƒe luʋɔwo
ta, gede alesi melɔ̃a mi la, ʋee
wu miawo la mielɔ̃am. 16 Ke
anɔ nenem, nyemenye agba na
mi o; ke esi menya aɖaŋu ŋutie,
melé mi le aɖaŋu me. 17 Alo ɖe
meto amesiwo medɔ ɖo ɖe mia
gbɔ la dome amea ɖe dzi ba mia?
18 Mexlɔ̃ nu [n]Tito, eye medɔ eya
kple nɔvi la ɖo ɖa. Alo ɖe Tito
ba mia ? Menye gbɔgbɔ ma ke
me míezɔ le oa? Menye afɔɖoƒe
ma ke me míezɔ le oa?
19 Fifia katã miele susum be-
na, míele mía ɖokui ta ɖlim le
mia gbɔ. Míele nu ƒom le Mawu
ƒe ŋku me le Kristo me; ke, lɔ-
lɔ̃tɔwo, míele wo katã wɔm le
miaƒe ŋgɔgbedede ta. 20 Ela-
bena mele vɔvɔ̃m bena, [o]ne me-
va mia gbɔ la, nyemakpɔ mi abe
alesi mele didim ene o, eye mia-
wo la miakpɔ nye hã, abe alesi
miele didim o ene; bena dzrewɔ-
wɔwo, ŋuʋaʋãwo, dɔmedzoedo-
dowo, dzrehehewo, ameŋuzɔzɔwo,
sakplisasawo, ɖokuidodoɖedziwo,
nyamanyamawɔwɔwo anɔ anyi, 21
[a]bena ne megava la, Mawu abɔ-
bɔm ɖe anyi le mia gbɔ, eye ma-
fa konyi le ame geɖe, siwo wɔ
nuvɔ̃ tsã, eye wometrɔ le woƒe
dzi me le makɔmakɔnyenye kple
ahasiwɔwɔ kple hadzedze, siwo
wowɔ ŋuti o la ta.

Nuxɔxlɔ̃ bena dzimetɔtrɔ.

13. Zi etɔ̃lia enye si megbɔna
mia gbɔ; [c]ɖasedila eve alo
etɔ̃ nu woaƒo nya sia nya ta le.
2 Megblɔe xoxo, eye megale
egblɔm ɖi, alesi menɔ mia gbɔ
zi eveliae la, nenema kee nye fi-
fia hã, esi nyemele mia gbɔ o la,
mele egblɔm na amesiwo wɔ nu-
vɔ̃ tsã kple ame susɔeawo katã
bena, ne magava la, nyemakpɔ
nublanui o. 3 Elabena miele dzesi
dim le Kristo, si le nu ƒom le me-
nye la si, amesi megbɔdzɔ le mia
gbɔ o, ke enu sẽ le mia dome la
boŋ. 4 [i]Wònye gbɔdzɔgbɔdzɔ
me wòtso wokláe ɖe atitsoga ŋu
hafi, gake la Mawu ƒe ŋusẽ me
wòtso wòle agbe. Elabena mía-
wo hã míegbɔdzɔ le eyama me;
gake mía kplii mianɔ agbe le Ma-
wu ƒe ŋusẽ me le mia gome.
5 Mite mia ɖokui kpɔ, abe ɖe
miele xɔse me ene; [l]mido mia
ɖokui kpɔ! Alo ɖe miedze si mia
ɖokui bena, Yesu Kristo le mia
me oa? Negbe ɖeko mieli ke o.
6 Ke mele mɔ kpɔm bena, mie-
dze sii bena, míawo la míenye
ame malike o. 7 Ke mele kuku
ɖem na Mawu bena, miagawɔ nu-
vɔ̃a ɖeke o, menye bena míawo
míedze ƒã abe ame likewo ene
o; ke boŋ bene miawo miawɔ nu
nyui la, ke míawo la mianɔ abe
ame malikewo ene. 8 Elabena
míate ŋu awɔ naneke ɖe nyateƒe
la ŋuti o; ke nyateƒe la boŋ ye
míate ŋu awɔ nane na. 9 Ela-
bena ne míawo míegbɔdzɔ, eye
miawo miesẽ ŋu la, míekpɔa dzi-
dzɔ, eye esia ŋuti míele kuku
ɖem ɖo le miaƒe blibodede ŋuti.
10 Eyata esi nyemele mia gbɔ o

a 2, 1; 13, 2.
b Fil. 4, 13.
d 11, 5.
c Mo. V. 19, 15; Tim. I. 5, 19.
f Ro. 15, 19.
g 11, 9.
h 13, 1.
i Fil. 2, 7. 8.
k Fil. 2, 17.
l Kor. I. 11, 28.
n 8, 6. 16–18.
o 10, 2; Kor. I. 4, 6.

ŋuti la, [a]meŋlɔ esiawo bena, ne
mele mia gbɔ la, nyemagahe nya
sesẽ le [d]ŋusẽ, si Aƒetɔ la nam
hena ame ƒe ŋgɔgbedede, eye
menye eƒe gbegblẽ o la nu o.
11 Mlɔeba la, nɔviwo, [f]dzi na-
dzɔ mi, mizu blibo, mina woafa
akɔ na mi, miaƒe tamesusu nanɔ
ɖeka, minɔ anyi le ŋutifafa me,
eye lɔlɔ̃ kple [b]ŋutifafa Mawu anɔ
anyi kpli mi! 12 Mitsɔ nugbu-
gbɔ kɔkɔe gbugbɔ nu na mia
nɔewo! Ame kɔkɔewo katã ɖuɖɔ
mi ƒã![e]
13 Mía Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve kple Mawu ƒe lɔlɔ̃
kple Gbɔgbɔ kɔkɔe ƒe hamenɔnɔ
nanɔ anyi kpli mi katã!

a 10, 11.
b Ro. 15, 33.
d 10, 8.
e Kor. I. 16, 20.
f Fil. 4, 4.

---

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE GALATIATƆWO.

---

**Le Galatiatɔwo ƒe kemalimali kple apostolo la ƒe dɔ ŋuti.**

1 Paulo, si nye apostolo – me-
nye amewo gbɔ wòtso, [g]eye
meto amea ɖeke hã dzi o, ke boŋ
eto Yesu Kristo kple Mawu Fofo,
si fɔe ɖe tsitre tso ame kukuwo
dome la dzi la – 2 kple nɔvi, si-
wo katã li kplim la, ŋlɔe ɖo ɖe
Galatia-hamewo: 3 Amenuveve
kple ŋutifafa woana mi tso Mawu
Fofo la kple mía Aƒetɔ Yesu Kri-
sto gbɔ,[i] 4 amesi tsɔ [k]eɖokui he-
na le mía nuvɔ̃ ŋuti, bene yeaɖe
mí atso xexeme vɔ̃ɖi, si li fifia
me le Mawu, mía Fofo, ƒe lɔlɔ̃nu
la nu, 5 amesi tɔ anye kafukafu
tso mavɔ me yi ɖe mavɔ me! Amen.
6 Mewɔ yaa bena, miena wote
mi ɖa tso amesi yɔ mi le Kristo
ƒe amenuveve me la gbɔ kaba
ŋutɔ ale heyina nyanyuie bubua
ɖe me, 7 wònye nyanyuie bubua
ɖeke meli o, negbe bena amea
ɖewo li, [p]siwo blu miaƒe tame.
eye wole didim be, yewoadze ŋe
Kristo ƒe nyanyuie la. 8 Ke ne-
nye míawo alo mawudɔla, si tso
dzlƒo gɔ̃ hã, agblɔ nyanyuie la bu-
bui afia mi, ɖe esi míegblɔ na
mi teƒe la, [s]nezu busu! 9 Abe
alesi míegblɔ tsã la, magagblɔe
flĩ hã bena, ne amea ɖe gblɔ
nyanyuie la bubui fia mi ɖe esi
miexɔ teƒe la, nezu busu! 10 Ke
azɔ la, ɖe megale nu ƒom, bena
wòanyo [v]amewo ŋu loo, alo Ma-
wu ŋua? Alo ɖe mele didim bena,
madze amewo ŋua? Ɖe megale
amewo ŋu dzem la, anye ne nye-
meganye Kristo ƒe dɔla o.
11 Ke mana mianyae, nɔviwo,
bena nyanyuie, si megblɔ fia mi
la, menye amewo tɔ wònye o. 12
Elabena nye hã nyemexɔe tso
ame si me, eye nyemesrɔ̃e hã o,
ke boŋ mexɔe to Yesu Kristo ƒe
nyaɖeɖefia me. 13 Elabena miese
nye tsãnyinɔnɔ le Yudatɔnyenye
me bena, meɖikpi ti Mawu ƒe ha-
me la yome akpa, eye megblẽe.[h]
14 Eye meɖe ŋgɔgbe le Yuda-
tɔnyenye me wu nye hati geɖe-
wo le nye dukɔ la dome, eye me-
ɖikpi ʋã ŋu akpa le mía fofowo
ƒe nuɖoanyiwo ŋuti. 15 Ke esi-
me wòdze Mawu, si tiam le da-
nye ƒe dɔme ke, eye wòto eƒe
amenuveve me yɔm la ŋu,[l] 16 be-
na [n]wòɖe ye ŋutɔ Via ɖe go fia
le menye, bene magblɔ eŋuti
nyanyuie la afia le [o]trɔ̃subɔlawo
dome la, enumake mía kple ŋu-
tilã kple ʋu míetia nya me o, 17
eye nyemeyi Yerusalem ɖe ame-
siwo tre apostolonyenye nam la
gbɔ o, ke boŋ metɔ dzi heyi ɖe
Arabia, eye megagbugbɔ va Da-
masko. 18 Ƒe etɔ̃ megbe la meyi
ɖe Yerusalem, Petro nya ge, eye
menɔ egbɔ ŋkeke wuiatɔ̃.[r] 19 Ke
nyemekpɔ apostolowo dome ame
bubua ɖeke o, negbe [t]Yakobo.
Aƒetɔ la nɔvi ko. 20 Ke nusi me-
ŋlɔ na mi la, kpɔ ɖa, Mawu ƒe
ŋku mee bena, nyemeka aʋatso
o. 21 Emegbe la meva Siria kple
Kilikia nutoawo me.[u] 22 Ke Yu-
dea-hame, siwo le Kristo me la,
menyam le ŋku me o. 23 Ke ɖe-
ko wose bena, amesi ti mía yome
tsã la, gblɔa xɔse ƒe nyanyuie,
si wògblẽ tsã la, fiana azɔ. 24
Eye wokafu Mawu le tanye.

g kp. 11. 12.
h Dɔ. 26, 4–20.
i Ro. 1, 7.
k 2, 20; Tim. I. 2, 6; Ti. 2, 14; Yoh. I. 5, 19.
l Ro. 1, 1; Yer. 1, 5.
n Mat. 16, 17.
o 2, 7.
p Dɔ. 15, 1. 24.
r Dɔ. 9, 26.
s Kor. I. 16, 22.
t Mat. 13, 55.
u Dɔ. 9, 30.
v Tes. I. 2, 4.

**Paulo ƒo nu kple apostolo bubuawo le dɔwɔwo le trɔ̃subɔlawo dome ŋuti.**

**2.** Emegbe la, anɔ ƒe wuiene,
megayi Yerusalem, mía kple
Barnaba, eye metsɔ Tito hã kpe
ɖe mía ŋu.[b] 2 Ke meyi le nya-
ɖeɖefiaa ɖe nu, eye metsɔ nya-
nyuie, si meɖea gbe ƒã le trɔ̃su-
bɔlawo dome la, ɖo wo ŋku me,
ke vevietɔ [d]amesiwo wohuna be,
wonye nane la ŋku me, bena nye-
mele du sim dzodzro alo mesi du
dzodzro o. 3 Ke Tito, si li kplim
gɔ̃ hã la, Helatɔ wònye hafi; gake
womezi edzi bene, wòana woatso
aʋa nɛ o.[e] 4 Ke [f]wowɔe le aʋa-
tsonɔvia ɖewo, siwo be va tra ɖe
eme, bene woatsa ŋku míaƒe
ablɔɖenyenye, si le mía si le Kri-
sto Yesu me la me, bene yewoa-
wɔ mí kluviwo ƒã la ŋuti, 5 ame-
siwo míena mɔ ɖo to wo gaƒoƒo
ɖeka hɔ̃ o, bene nyanyuie la ƒe
[g]nyateƒe nanɔ te la mia gbɔ daasi.
6 Ke amesiwo wobuna bena, wo-
nye nane la – ameka ke wonye o,
nyemetsɔ ɖeke le eme o; Mawu
mekpɔa ame ŋku me o – elabena
wonye la amesiwo wobuna be, wo-
nye nane la, womegblɔ nyaa ɖeke
fiam o; 7 ke boŋ la esi wokpɔ
bena, wotsɔ nyanyuie de asi nam
[i]na aʋamatsomatsotɔwo, abe alesi
wotsɔe de asi na Petro hena aʋa-
tsotsotɔwo ene la – 8 elabena ame-
si wɔ dɔ ŋusẽtɔe na Petro le aʋa-
tsotso ƒe apostolonyenye me la,
eya kee wɔ dɔ ŋusẽtɔe na nye
hã le trɔ̃subɔlawo dome – 9 eye
esi wodze si amenuveve, si wo-
tsɔ nam la, tete Yakobo kple
[n]Kefa kpakple Yohanes, amesiwo
wobuna bena, wonye sɔtiwo la,
wona hababɔ ƒe asi mía kple Bar-
naba, bene míawo míayi trɔ̃subɔ-
lawo gbɔ, ke woawo woayi aʋa-
tsotsotɔwo gbɔ; 10 negbe ɖeko
bena míaƒe ŋkuwo nanɔ ame da-
hewo dzi; nusi kekeake nye hã
medoa vevie wɔna.[p]

**Paulo tsi tre ɖe Petro ŋu, eye wòli ke sesĩe ɖe afiatsotsoname to xɔse me dzi.**

11 Ke esi Petro va Antioxia la,
metsi tre ɖe eŋu le eya ŋutɔ ŋku
me; elabena wotso enu. 12 Ela-
bena hafi amea ɖewo tso Yakobo
gbɔ va la, eya kple trɔ̃subɔlawo
ɖua nu; ke esi wova la, ehe edo-
kui ɖe megbe, eye wòɖe eɖokui
ɖa, elabena evɔ̃ amesiwo tso aʋa-
tsotsoa me la.[a] 13 Eye Yudatɔ
susɔeawo hã da alakpa kpakplii,
ale gbegbe bena, wohe Barnaba
hã ɖe woƒe alakpadada la me. 14
Ke esime mekpɔ bena, womele
zɔzɔm dzɔdzɔe le nyanyuie la ƒe
nyateƒe la nu o la, megblɔ na
Petro le wo katã ŋku me bena:
Ne wò amesi nye Yudatɔ la, nènɔ
agbe abe trɔ̃subɔla ene, eye me-
nye abe Yudatɔ ene o la, aleke
wɔ nèzi trɔ̃subɔlawo dzi, bena
woanɔ agbe abe Yudatɔwo ene
mahã? 15 Míawo la Yudatɔwo
míenye tso dzɔdzɔme, eye míe-
nye nuvɔ̃wɔlawo tso trɔ̃subɔlawo
dome o; 16 ke esi míenyae bena,
wometsoa afia na ame tso se la
ƒe dɔwɔwɔwo me o, ke boŋ to
Yesu Kristo dzixɔxɔse me ɖeɖe-
ko ŋuti la, eyata míawo hã míexɔ
Yesu Kristo dzi se, bene woatso
afia na mí to Kristo dzixɔxɔse
me, eye menye tso se la ƒe dɔ-
wɔwɔwo me o; elabena wometsoa
afia na ŋutilãa ɖeke tso se la ƒe
dɔwɔwɔwo me o.[h] 17 Ke ne wo-
kpɔ mí amesiwo le didim bena,
woatso afia na mí le Kristo me
la, bena mía ŋutɔwo hã nuvɔ̃wɔ-
lawo míenye la, ekema Kristo le
nuvɔ̃ ƒe subɔla nyem! Gbeɖe!
18 Elabena ne megatu nusiwo
memu la, ekema mefia ɖokuinye
vodala. 19 Ke nye la meto se la
me ku na se la, [k]bene manɔ agbe
na Mawu. Mía kple Kristo wo-
klã ɖe atitsoga ŋu. 20 Mele agbe,
gake meganye nyee le agbe o,
[l]ke boŋ Kristo ye le agbe le me-
nye; ke nusi ƒe agbe mele le ŋu-
tilã me azɔ la, mele agbe le Ma-
wuvi, si lɔ̃m, [o]eye wòtsɔ ye ŋutɔ
ɖokui na ɖe tanye la, ƒe dzixɔ-
xɔse me. 21 Nyemedoa vlo Mawu
ƒe amenuveve la o; elabena ne
dzɔdzɔenyenye to se la me va la.
ekema Kristo ku dzodzro.

**Wobu dzɔdzɔenyenye na Abraham le xɔse ta.**

**3.** O, mi Galatiatɔ manyanuwo!
Amekae trɔ tame na mi be-
na, mieɖo to nyateƒe la o: Mi
amesiwo ŋku me woŋlɔ Yesu Kri-
sto ɖo pete, abe amesi woklã ɖe
atitsoga ŋu le mia dome la enea?
2 Esia ɖeɖeko dim mele be, ma-
srɔ̃ tso mia gbɔ: Se la ƒe dɔwɔ-

a Dɔ. 11, 3.
b Dɔ. 15, 2.
d kp. 6, 3.
e Dɔ. 16, 3.
f Dɔ. 15, 1. 24.
g 3, 1.
h Ro. 3, 20. 28; 4, 5; 11, 6; Dɔ. 15, 10. 11; Ef. 2, 8.
i Dɔ. 9, 15; 15, 12; 22, 21.
k Ro. 7, 6.
l Yoh. 17, 23.
n Yoh. 1, 42.
o 1, 4.
p Dɔ. 11, 30; 12, 25.

wɔwo mee miexɔ Gbɔgbɔ la tso
loo, alo xɔse ƒe nyagbɔgblɔfia la
mee miexɔe tsoe mahã? 3 Ale
ame manyanu siawo tɔgbe mie-
nye mahã? Esi mietsɔ Gbɔgbɔ
la dze gɔme la, azɔ miatsɔ ŋu-
tilã awu enua? 4 Ɖe miekpe fu
gede siawo dzodzroa? Neganye
dzodzroe hã. 5 Azɔ la, amesi tsɔ
Gbɔgbɔ la kea mi, eye wòwɔa
ŋusẽdɔwɔwɔwo le mia me la: Se
la ƒe dɔwɔwɔwo mee wòto loo,
alo xɔse ƒe nyagbɔgblɔfia la me
wòtoa? 6 Abe alesi Abraham xɔ
Mawu dzi se, eye wobui dzɔdzɔe-
nyenyenyenye nɛ ene.[d] 7 Eyata midze
sii bena, amesiwo tso xɔse me la,
woawo koe nye Abraham-viwo.
8 Ke esi ŋɔŋlɔ la kpɔ di bena,
Mawu tso afia na trɔ̃subɔlawo tso
xɔse me la, eyaŋuti wògblɔ nya-
nyuie la di na Abraham bena:
[f]„Wò me woayra trɔ̃subɔlawo
katã le.“ 9 Eyaŋuti woyra ame-
siwo katã tso xɔse me la kple
xɔsetɔ Abraham.[i] 10 Elabena
ame alesi nu tso se la ƒe dɔwɔ-
wɔwo me la, wole fiƒode la te;
elabena woŋlɔ di bena: [k]„Woaƒo
fi ade amesiame, si menɔ nusia-
nu, si woŋlɔ de anyi le sea ƒe
agbalẽ me la dzi, bene wòawɔ
edzi o la.“ 11 Ke edze ƒã bena,
wometsoa afia na amea deke to
se la me le Mawu ŋku me o; ela-
bena [n]„ame dzɔdzɔe la anɔ agbe
tso xɔse me.“ 12 Ke se la metso
xɔse me o, [p]hafi boŋ amesi ke wɔ
nusiawo dzi la, anɔ agbe le wo
me. 13 Kristo xe fe de mía ta
hede mí tso se la ƒe fiƒode la me,
[t]esi wòva zu fiƒode le mía ta;
elabena [v]woŋlɔ di bena: „Woƒo
fi de amesiame, si wohe de atí ŋu
la,“ 14 bene Abraham ƒe yayra
la nava trɔ̃subɔlawo dzi le Kristo
Yesu me, bene míaxɔ Gbɔgbɔ
kɔkɔe ƒe ŋugbedodo la to xɔse
me.

15 Nɔviwo, mele nu ƒom abe
ame ene; ame ƒe nubabla, si dzi
wodo kpee la, amea deke metunɛ
alo tsɔa nane kpena de eŋuti o.
16 Ke Abraham la wogblɔ ŋugbe-
dodowo na eya kple eƒe ƒome;
[a]womegblɔ be: „Kple ƒomeawo“
abe ame gede ene o, ke abe ame
deka ene boŋ: „Kple wò ƒome,“
si nye Kristo. 17 Ke esia gblɔm

a Mo. 11. 12, 40.
b Ro. 5, 20.
d Mo. 1. 15, 6.
e Dɔ. 7, 53.
f Mo. I. 12, 3.
g Ro. 8, 2—4.
h Ro. 3, 3—13; 11, 32.
i Ro. 4, 16.
k Mo. V. 27, 26.
l 4, 2.
n Xab. 2, 4; Ro. 1, 17.
o Ro. 10, 4.
p Mo. III. 18, 5.
r Yoh. 1, 12; Ro. 8, 17.
s Ro. 6, 3.
t Ro. 8, 3; Kor. II. 5, 21.
u Ro. 13, 14.
v Mo. V. 21, 23.
y Ro. 10, 12; Kor. I. 12, 13.
z kp. 7; Ro. 9, 7.
a Mo. I. 22, 18.

mele: Nubabla, si dzi Mawu do
kpee di hena Kristo la, se, [a]si wo-
de ƒe alafa ene kple blaetɔ̃ me-
gbe la, mete ŋu tui, bene woade
ŋugbedodo la da o. 18 Elabena
nenye se la mee domenyinyi la
tso la, ekema metso ŋugbedodo
la me o; ke Mawu to ŋugbedodo
la me tsɔe ke Abraham.

Se la enye mía hela, si kplɔa mí yia Kristo gbɔ.

19 Azɔ la, nuka ta se la li do?
[b]Vodadawo ŋuti wotsɔe kpe de
eŋuti, vasede ɣeyiɣi, si dzi ƒome,
si ŋugbe wodo di la ava, eye wo-
to [e]mawudɔlawo dzi doe anyi to
avuléla si me. 20 Ke avuléla me-
nye ame deka tɔ o, ke Mawu la
eya dekae.

21 Azɔ la, de se la tsi tre de
Mawu ƒe ŋugbedodo la ŋuti ma-
hã? Gbede! Elabena de wona
sea de, [g]si ate ŋu ana agbe la,
anye ne se la me ke dzɔdzɔenye-
nye la tso vavã. 22 Ke [h]ŋɔŋlɔ
la tu nuwo katã nu de nuvɔ̃ te,
bene woatsɔ ŋugbedodo la tso
Kristo dzixɔxɔse me na amesiwo
xɔna sena la. 23 Ke hafi xɔse la
va la, wodzra mí do de se la te,
eye wotu ʋɔ de mía nu hena xɔ-
se, si wole dede ge de go afia
emegbe la.[l] 24 Ale se la zu mía
nufiala, si kplɔa mí yia Kristo
gbɔe, bene woatsɔ afia na mí to
xɔse me. 25 Ke esi xɔse va la,
míegale nufiala te o.[o] 26 Elabe-
na mi katã mienye mawuviwo to
Kristo Yesu dzixɔxɔse me.[r] 27
Elabena mi ame alesi nu [s]wode
mawutsi ta na de Kristo me la,
[u]miedo Kristo. 28 Azɔ la Yudatɔ
kple Helatɔ megali o; kluvi alo
ablɔdevi megali o; atsu alo asi
megali o; elabena mi katã deka
miele le Kristo Yesu me.[y] 29 Ke
ne mienye Kristo tɔ la, ekema
Abraham ƒe ƒome kple domenyi-
lawo mienye le ŋugbedodo la nu.[z]

To Kristo dzi míexɔ mawuviwo, eyata mievo tso se la me.

4 Ke mele gbɔgblɔm be: Ŋke-
ke alesi domenyila enye devi
la, vovoa deke mele eya kple
kluvi dome o, wònye eyae nye
nuwo katã ƒe afetɔ hafi; 2 ke boŋ
ele amenyilawo kple afedzikpɔ-
lawo te halase ɣeyiɣi, si fofoa do

ḍi la dzi. 3 Nenema ke nye mia-
wo hã: Esi míenye ḍeviwo la,
míenɔ xexe sia me gɔmedzenu-
wo ƒe kluvinyenye te.[a] 4 Ke [b]esi
azãgbe la ḍo vɔ la, Mawu dɔ ye
ŋutɔ Via ḍo ḍa, eye nyɔnua ḍe
dzii, eye wodzii ḍe se la te, 5
bene wòaxe ƒe ḍe amesiwo le sea
te la ta, bene vinyenye la nasu
mía si.[g] 6 Ke esi mienye viwo
ŋuti la, Mawu dɔ Via ƒe Gbɔgbɔ,
si le ɣli dom be: Aba, Fofo la,
ḍo ḍe míaƒe dziwo me.[h] 7 Eyata
mèganye kluvi o, ke boŋ vi nè-
nye; ke ne ènye vi la, ekema
Mawu ƒe domenyila hã nènye le
Kristo me.[k]

8 Ke ɣemaɣi, esime mienya Ma-
wu o la, mienye nusiwo menye
mawuwo tso dzɔdzɔ me o la ƒe
kluviwo. 9 Ke azɔ la, esi mie-
nya Mawu alo Mawu boŋ nya mi
la, aleke wɔ, eye miegatrɔ yi ḍe
gɔmedzenu gbɔdzɔ daheawo gbɔ,
eye miegale didim be, miagasubɔ
wo tso gɔmedzedzea me mahã?
10 Mieléa ŋku ḍe ŋkekewo kple
dzinuwo kple azãgbewo kpakple
ƒewo ŋuti.[p] 11 Mele vɔvɔ̃m [r]ḍe
mia nu bena, misela medze agba-
gba dzodzro ḍe mia ta mahi?

12 Mizu abe nye ene; elabena
nye hã mezu abe miawo ene!
Noviwo, mele kuku ḍem na mi;
miewɔ vɔ̃a ḍeke ḍe ŋunye o.[u] 13
Ke mienyae bena, le ŋutilã ƒe
[y]gbɔdzɔgbɔdzɔ ŋuti megblɔ nya-
nyuie fia mi zi gbãtɔ. 14 Eye te-
tekpɔ, si le nye ŋutilã me na mi
la, miedo vloe o, eye mienyɔ ŋui
o, hafi boŋ miexɔm abe mawu-
dɔla alo abe Kristo Yesu ene. 15
Azɔ miaƒe dzidzɔ ƒe kafukafu la,
afika wòle mahã? Elabena mele
ḍase dim le mia ŋuti bena, ḍe
miete ŋui la, ne mieho miaƒe ŋku-
wo le to me tsɔ nam. 16 Esi
megblɔ nyateƒe na mi la, eyata
mezu miaƒe futɔ mahã?[d] 17 Alesi
wole ŋu ʋãm le mia ŋuti la, me-
nyo o; ke boŋ wole didim be, ye-
woasa mi ḍe aga, bene miaʋã ŋu
le yewo ŋuti.[e] 18 Ke ŋuʋaʋã le
nu nyui ŋuti nyo ḍaasi, eye menye
ne mele mia gbɔ ḍeḍeko o. 19
Vinyewo, amesiwo ƒe fu gale ḍu-
yem, halase esime woamè Kristo
ƒe nɔnɔme aḍe mia me![f] 20 Ke
medi bena, manɔ mia gbɔ fifi, ne

[a] 3, 23; 5, 1; Kol. 2, 20.
[b] Ef. 1, 10.
[d] kp. 9; 3, 23.
[e] Mo. I. 16, 15.
[f] Mo. I. 21, 2.
[g] 3, 13-26.
[h] Ro. 8, 15.
[i] Ro. 9, 7—9.
[k] 3, 29; Ro. 8, 16. 17.
[l] 5, 1; Ro. 8, 15.
[n] Heb. 12, 22.
[o] Yes. 54, 1.
[p] Ro. 14, 5; Kol. 2, 16.
[r] Yoh. II. 8.
[s] kp. 23.
[t] Mo. I. 21, 9.
[u] Kor. II. 2, 5.
[v] Mo. I. 21, 10. 12.
[y] Dɔ. 16, 6; Kor. I. 2, 3.
[z] 3, 29.
[a] 4, 5. 31.
[b] Dɔ. 15, 10.
[d] Am. 5, 10.
[e] 1, 7.
[f] Kor. I. 4, 15.

matrɔ nye gbe; elabena nye tame
blu le mia ta.

Sara kple Hagar wonye kpɔḍeŋu na nubabla
yeyea kple xoxoa me hame la.

21 Migblɔe nam, mi amesiwo le
didim be, yewoanɔ [d]sea te la, mie-
se se la oa? 22 Elabena woŋlɔ
ḍi bena, vi eve nɔ Abraham si:
Ame ḍeka [e]tso kosi me, [f]eye ame
ḍeka tso ablɔḍenyɔnu me. 23 Ke
amesi tso kosi me la, wodzii le
ŋutilã la nu, eye amesi tso ablɔ-
ḍenyɔnu me la, wodzii to ŋugbe-
dodo la me.[i] 24 Nusiawo nye lo-
dodo; elabena esiawo nye nuba-
bla eveawo: Ḍeka tso Sinai-to la
dzi, si dzia vi hena [l]kluvinyenye,
esia nye Hagar; 25 elabena Ha-
gar enye Sinai-to la le Arabia,
ke esɔ kple egbegbe Yerusalem;
elabena eya kple viawo le klu-
vinyenye me. 26 Ke dziƒo Yeru-
salem enye ablɔḍe, eyae nye mí
katã dada.[n] 27 Elabena [o]woŋlɔ ḍi
bena: „Dzi nadzɔ wò konɔ, si me-
dzi vi o; tso aseye, eye nado ɣli,
wò, amesi melé ku kpɔ o la; ela-
bena amesi tsi akogo la, vi geḍe
anɔ esi awu srɔ̃tɔ.“ 28 Ke mia-
wo la, nɔviwo, le Isak nu mienye
ŋugbedodo la ƒe viwo.[s] 29 Ke
alesi amesi wodzi le ŋutilã nu la,
[t]ti amesi wodzi le Gbɔgbɔ nu la
yome tsã la, nenema ke wògale
fifia hã. 30 Ke [v]nuka ŋɔŋlɔ la
gblɔ dia? „Nyã kosi la kple via;
elabena kosi la ƒe vi la maganyi
dome kple ablɔḍenyɔnu la ƒe vi
la o.“ 31 Eyata, nɔviwo, mienye
kosi la ƒe viwo o, hafi boŋ ablɔ-
ḍenyɔnu la tɔ mienye.[z]

Nuxɔxlɔ̃ hena tsitretsitsi sesie ḍe kristoto-blo-
ḍenyenye me, kple alesi míaḍee afia to xɔxɔ le
Gbɔgbɔ kple lɔlɔ̃ me.

5. Ablɔḍenyenye ŋuti Kristo wɔ
mí [a]ablɔḍeviwo ḍo: Eyaŋuti
minɔ tsitre sesie,[b] eye migana
woaḍe kluvinyenye ƒe kɔkuti kɔ
na mi o! 2 Kpɔ ḍa, nye Paulo
mele egblɔm na mi bena, nenye
be, miena wotso aʋa na mi la,
Kristo maganye viḍea ḍeke na
mi o. 3 Ke megale ḍase ḍim na
amesiame, si na wotso aʋa nɛ
la be, ele ne wòawɔ se blibo la
katã dzi. 4 Mi amesiwo di be,
woatso afia na mi to sea me la,
woklã mi ḍa tso Kristo gbɔ; ame-
nuveve la sie miege le. 5 Elabe-

na míawo la Gbɔgbɔ me míele
dzɔdzɔenyenye ƒe mɔkpɔkpɔ la
lalam le tso xɔse me. 6 Elabena
le Kristo Yesu me la aʋatsotso
mate ŋu awɔ naneke o, eye aʋa-
matsomatso hã nenema ke, hafi
boŋ xɔse, si sẽa ŋu le lɔlɔ̃ me
lae.[d] 7 Mieƒu du nyuie! Ameka
xe mɔ na mi be, miagaɖo to nya-
teƒe la oa? 8 Nyaƒoɖeamenu sia
metso amesi yɔ mi la gbɔ o. 9
Amɔwɔ ʋaʋã via ɖe nana amɔ-
wɔ blibo la katã ʋãna.[g] 10 Nye
la meɖo ŋu ɖe mia ŋu le Aƒetɔ
la me bena, miele nu bubua ɖe-
ke susu ge o;[i] ke amesi ke blu
miaƒe tame la,[k] eƒe ʋɔnuɖɔdrɔ̃ anɔ
edzí, ameka ke wòɖanye o! 11
Ke nye la, nɔviwo, ne megale
gbe ƒã ɖem aʋatsotso la, nuka-
ŋuti wogale yonyeme tima? Eke-
ma woɖe atitsoga [l]ƒe nuɖiaɖia ɖa
tso. 12 Oo, ɖe woalã amesiwo de
dzi mia me la ɖa!"
13 Elabena, nɔviwo, woyɔ mi
va ablɔɖenyenye gbɔ; ɖekoe ablɔ-
ɖenyenye la naganye mɔnunana
ŋutilã o, ke boŋ misubɔ mia nɔe-
wo le lɔlɔ̃ me![p] 14 Elabena wowu
se blibo la katã nu le nya ɖeka
me, le esia me [s]be: „Lɔ̃ hawòvi
abe wò ŋutɔ ɖokuiwò ene." 15 Ke
ne mieɖu, eye miemi mia nɔewo
la, mikpɔ nyuie, be miagatsrɔ̃
mia nɔewo o! 16 Ke mele egblɔm
be: [u]Mizɔ le Gbɔgbɔ me, eye mie-
le ŋutilã ƒe nudzodzro dzi wɔ ge
o. 17 Elabena ŋutilã la dzroa nu
ɖe Gbɔgbɔ la ŋuti, eye Gbɔgbɔ
la ɖe ŋutilã la ŋuti; elabena esia-
wo tsi tre ɖe wo nɔewo ŋuti, bene
miagawɔ nusiwo mielɔ̃na o.[y] 18 Ke
ne Gbɔgbɔ la le mia kplɔm la, mie-
gale sea te o. 19 Ke ŋutilã ƒe dɔwɔ-
wɔwo dze ƒã keŋ, esiwo nye: Ma-
trewɔwɔ, ahasiwɔwɔ, makɔmakɔ-
nyenye, hadzedze,[a] 20 trɔ̃subɔsu-
bɔ, afakaka, kewɔwɔ, dzrewɔwɔ,
ŋuʋaʋã, dɔmedzoedodowo, dzre-
hehewo, mamãwo, kɔmamãwo, 21
dɔmevevi, hlɔ̃dodowo, ahamumu-
wo, aglotutuwo kple esia tɔgbe-
wo; nusiwo gblɔm mele ɖi na mi,
abe alesi megblɔ ɖi na mi xoxo
la ene, bena amesiwo wɔ ale nu-
siawo la,[e] manyi mawufiaɖuƒe la
ƒe dome o. 22 Ke Gbɔgbɔ ƒe ku-
tsetse enye: Lɔlɔ̃, dzidzɔ, ŋuti-
fafa, dzigbɔgbɔ blewu, dɔmekɔ-

a Ef. 5, 9.
b Tim. I. 1, 9.
d 6, 15; Kor. I. 7, 19.
e Ro. 6, 6; Kol. 3, 5.
f kp. 16; Ro. 8, 4.
g Kor. I. 5, 6.
h Fil. 2, 3.
i 1, 7.
k Kor. II. 11, 15.
l Kor. I. 1, 23.
n Ps. 12, 4.
o Mat. 18, 15; Yak. 5, 19.
p Pet. I. 2, 16.
r Kor. II. 13, 5.
s Mo. III. 19, 18.
t Ro. 14, 12.
u kp. 25.
v Kor. I. 9, 14.
y Ro. 7, 15. 23.
z Ro. 8, 13.
a Kor. I. 6, 9. 10.
b Thes. II. 3, 13.
d Pet. II. 1, 7.
e Ef. 5, 5; Nyaɖ. 22, 15.

kɔ, dɔmenyonyo, anukwaretɔnye-
nye,[a] 23 dɔmefafa, ɖokuidziɖuɖu;
nenem nusiawo la se la metsi tre
ɖe wo ŋu o.[b] 24 Ke amesiwo nye
Kristo tɔ la, woklã woƒe ŋutilã
kple woƒe nudzodzro wuamenuwo
kpakple ŋubiabiãwo ɖe atitsoga
ŋu.[c] 25 Ke ne míenɔ agbe le Gbɔ-
gbɔ me la, minɛ [f]míazɔ le Gbɔ-
gbɔ me hã. 26 Miganɛ míaƒe
ŋkuwo nabiã le bubu dzodzro
ŋuti o, ne míagadi ge le mía nɔe-
wo ŋu, eye míaƒe nu nagave dɔ-
me na mía nɔewo o.[h]

Nuxɔxlɔ̃ hena dɔmefafa kple nu nyui wɔwɔ.

# 6

Nɔviwo, ne vodadaa ɖe ɖi ɖe
amea ɖe hã la, mi amesiwo
nye gbɔgbɔmemewo la, miɖo ne-
nem me sia ɖo le dɔmefafa ƒe
gbɔgbɔ la me; eye nɔ ɖokuiwò
dzí kpɔm nyuie, bene woagate
wò hã akpɔ o.[o] 2 Mitsɔ mia nɔe-
wo ƒe agbawo, eye ale miawu
Kristo ƒe se la nu keŋ. 3 Ela-
bena ne amea ɖe bu bena, yenye
nane, evɔ menye naneke o la, ye
ŋutɔ ɖokui blem wòle. 4 Ke ame-
siame [r]nado ye ŋutɔ ƒe dɔwɔwɔ
akpɔ, ekema akpɔ nu aƒo adegbe
le ye ŋutɔ ɖokui ɖeɖeko me, eye
menye le ame bubu me o. 5 Ela-
bena amesiame atsɔ ye ŋutɔ ƒe
agba.[t]
6 Ke amesi wofia nui le nya
me la, nade ha kple amesi le nu
fiam la, le nu nyuiwo katã me.[v]
7 Migable mia ɖokui o; Mawu
menana woɖoa hehe ɖe eta o!
Elabena nusi ke ame ƒãna la, esia
ke wòaŋe. 8 Elabena amesi ƒã nu
ɖe eƒe ŋutilã me la, aŋe gbegblẽ
atso eƒe ŋutilã me; ke amesi ƒã
nu ɖe Gbɔgbɔ me la, aŋe agbe
mavɔ atso Gbɔgbɔ me.[z] 9 Migana
ɖeɖi nate mía ŋu le nu nyui wɔ-
wɔ me o; elabena ne míegbɔdzɔ
le nu nyui wɔwɔ me o la, míaŋe
nu le ye ŋutɔ ƒe azãgbe la dzi.[b]
10 Eyaŋuti esi asinukpɔkpɔ le
mía si la, mina míawɔ nu nyui
na amesiame, ke vevietɔ na ha-
xɔsetɔwo.[d]

Le aʋatsonuñalawo ŋuti. Kristo ƒe atitsoga la enye gomedzedze kple nuwuwu.

11 Mikpɔ ŋɔŋlɔdzesi gãgã, siwo
metsɔ nye ŋutɔ nye asi ŋlɔ ɖo
ɖe mi la ɖa! 12 Ame alesi nu le

didim be, yewoadze nyuie le ŋu-
tilã me la, woawoe zi mia dzi,
bena miana woatso aʋa na mi, le
esia ta ko,[b] bene woagatsɔ Kristo
ƒe atitsoga la ati wo yome o.
13 Elabena amesiwo wotso aʋa
na ŋutɔ hã, melé se la me ɖe asi
o, ke boŋ wole didim be, miana
yewoatso aʋa na mi, bene ye-
woaƒo adegbe le miaƒe ŋutilã me.
14 Ke nye la megava me nam
bena, maƒo adegbe o, negbe le
mía Afetɔ Yesu Kristo ƒe atitsoga
la ŋuti ko, amesi me woto klã
xexeame ɖe atitsoga ŋu nam, eye

a Kor I. 1. 31: 2, 2.
b 5. 11: Fil. 3, 18.
d 5. 6; Kor. I. 7, 19.
e Ps. 125. 5.
f Kor. II. 4. 10.

nye hã woklãm ɖe atitsoga ŋu na
xexeame.[a] 15 Elabena le Kristo
Yesu me la aʋatsotso kple aʋa-
matsomatso siaa menye naneke o,
ke nuwɔwɔ yeye boŋ.[d] 16 Eye
ame alesinu zɔna ɖe mɔ sia nu
teƒeteƒe la: Ŋutifafa kple nubla-
nuikpɔkpɔ ava wo amesiwo nye
[e]Mawu ƒe Israel la dzi! 17 Tso
esia dzi la amea ɖeke megaɖe fu
nam o;[f] elabena nye la Yesu ƒe
abidzesiwo le nye ŋutilã ŋu.
18 Mía Afetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve nanɔ anyi kple miaƒe
gbɔgbɔ la, nɔviwo! Amen.

---

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ƊO ƊE EFESOTƆWO.

---

Paulo kafu Mawu le gbogbo me yayra le Kristo me ŋuti.

1 Paulo, Yesu Kristo ƒe apostolo
to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me, ŋlɔ ɖo
ɖe [h]ame kɔkɔewo kple xɔsetɔwo
le Kristo Yesu me le Efeso: 2
Amenuveve kple ŋutifafa, si tso
Mawu, mia Fofo, kple Afetɔ Yesu
Kristo gbɔ la, woana mi.
3 Woakafu Mawu, si nye mía
Afetɔ Yesu Kristo Fofo, amesi
tsɔ gbɔgbɔ me yayrawo katã le
[k]dziƒonutɔwo me yra ɖe mia dzi
le Kristo me, 4 abe [n]alesi ke wò-
tia mí le eyama me, hafi wòɖo
xexeame gɔme anyi ene,[p] bene
míanye kɔkɔetɔwo kple mokaka
manɔŋutɔwo le eƒe ŋku me, 5 esi
wòtsɔ lɔlɔ̃ ɖo mí ɖi hena [r]vinye-
nye to Yesu Kristo dzi na eɖokui
le eƒe lɔlɔ̃nu ƒe ŋudzedze la nu,
6 bene woakafu eƒe amenuveve
ƒe ŋutikɔkɔe, esi wòtsɔ ve mía
nu le [s]lɔlɔ̃vi la me, 7 amesi me
míekpɔ [t]ƒexexeɖeta la le to eƒe
ʋu la me, si nye vodadawo ƒe tsɔ-
tsɔke le [v]eƒe amenuveve ƒe agbɔ-
sɔsɔ geɖe la nu, 8 esi wòna wò-
gba go na mí le nunya katã kple
aɖaŋudzedze katã me, 9 esi wòna
míenya eƒe lɔlɔ̃nu ƒe [y]nya ɣaɣla
la le eƒe ŋudzedze, si wòɖo ɖi le
eɖokui me la nu 10 [z]hena azã-
gbewo ƒe ɖoɖo ƒe nuɖoanyi, bene
woaƒo nuwo katã nu ƒu ade ta
ɖeka te le Kristo me, nusiwo le

g Kol. 1. 12.
h Ro. 1. 7; Kor. I. 1. 2.
i Ro. 8, 28.
k 2, 6.
l 4, 30.
n Yoh. 15. 16: Ro. 8, 29.
o Kor. II. 1. 22; 5, 5.
p 5. 27.
r Yoh. 1. 12.
s Mat. 3, 17.
t Kol. 1. 14.
u Kol. 1. 4.
v 2, 7: 3, 8. 16.
y 3, 9: Ro. 16. 25.
z Gal. 4, 4.

dziƒo kple nusiwo le anyigba dzi
la; 11 eya, amesi me míexɔ [g]do-
menyinyi la hã le, esime woɖo
mi ɖi le amesi wɔa nuwo katã
le eƒe lɔlɔ̃nu ƒe aɖaŋudede nu
la,[i] ƒe tameɖoɖoɖi la nu, 12 bene
mianɔ anyi na eƒe ŋutikɔkɔe ƒe
kafukafu, mí amesiwo kpɔ mɔ na
Kristo gbã la, 13 amesi me mia-
wo hã miele, esime miese nya-
teƒe la ƒe nya, si nye miaƒe xɔxɔ
ƒe nyanyuie la, amesi me hã, esi-
me miexɔ se la,[l] wotre mia nu
kple ŋugbedodo ƒe Gbɔgbɔ kɔkɔe
la le, 14 amesi [o]nye mía ƒe dome-
nyinyi ƒe awɔbanu hena ye ŋutɔ
tɔwo ƒe ɖeɖe hena eƒe ŋutikɔkɔe
ƒe kafukafu.

Paulo ɖe kuku na Mawu bena, hame la natsi ɖe dzi le amenuveve me. Kristo enye hame la ƒe ta.

15 Esiaŋuti nye hã, esime mese
xɔse, si le mia si le Afetɔ Yesu
me la, kple miaƒe lɔlɔ̃, si mietsɔ
lɔ̃ ame kɔkɔeawo katã ŋutinya
la, [u]16 nyemedzudzɔ akpedada le
mia ŋuti o, esime meɖoa ŋku mia
dzi le nye kukuɖeɖewo me, 17
bena mía Afetɔ Yesu Kristo ƒe
Mawu, si nye ŋutikɔkɔe Fofo la,
nana nunya kple nyaɖeɖefia ƒe
Gbɔgbɔ la mi le eƒe sidzedze la
me, 18 eye bene miaƒe dzi me
ŋkuwo dzi nakɔ, bene miadze si
nusi nye eƒe ameyɔyɔ la ƒe mɔ-
kpɔkpɔ, kple nusi nye domenyi-

nyi ƒe ŋutikɔkɔe ƒe kesinɔnu la
le ame kɔkɔewo me. 19 kple nusi
nye eƒe ŋusẽ ƒe gãnyenye, si ƒo
wo katã ta la, na mí amesiwo
xɔna sena le eƒe ŋusẽ gbogbo la
ƒe dɔwɔwɔ la nu. 20 esi wòwɔ le
Kristo me, esime wòfɔe ɖe tsitre
tso ame kukuwo dome, [d]eye wò-
tsɔe ɖo ye ŋutɔ ƒe nuɖusi me le
dziƒonutowo me 21 ɖe dziɖula-
nyenye kple ŋusẽ kple ŋutete
kple aƒetɔnyenye katã kpakple
ŋkɔ sia ŋkɔ, si woyɔna la dzi,
menye le ɣeyiɣi sia me ɖeɖeko o,
hafi le ɣeyiɣi, si le vava ge la
me hã,[f] 22 eye wòtsɔ [g]nuwo katã
de eƒe afɔ te, eye wòtsɔ eya ke
ɖo nuwo katã ƒe [h]ta hena hame,
23 si nye [i]eƒe ŋutilã;[k] eya amesi
yɔ nuwo katã fũ le wo katã me
la ƒe agbɔsɔsɔ la.

**Kristo manɔme la amegbetɔwo nye nublanui-tɔwo. Kristo ƒe hame la enye Mawu ƒe aƒe, si me xɔsetɔwo kpɔa dzidzɔ lena.**

**2.** Eye wògbɔ agbe miawo hã,
amesiwo nye ame kukuwo le
dzidadawo kple nuvɔ̃wo me,[p] 2
esiwo me [s]miezɔna le tsã le xexe
sia me ƒe ŋɔli le nu, le [t]yame-
ŋusẽ ƒe fia, si nye gbɔgbɔ, si le
ŋu sẽm azɔ le vi sẽtowo me la
nu — 3 amesiwo dome mí katã hã
míezɔna le tsã le míaƒe ŋutilã ƒe
nudzodzrowo me, esime míewɔ
ŋutilã kple tame ƒe lɔlɔ̃nuwo la,
eye míenye [u]dziku ƒe viwo tso
dzɔdzɔ me abe ame mlɔeawo hã
ene. — 4 Ke Mawu, amesi nye ke-
sinɔtɔ le nublanuikpɔkpɔ me la,
le eƒe lɔlɔ̃ gede, si wòtsɔ lɔ̃ mí
la ŋuti, 5 egbɔ [z]agbe mí amesiwo
nye ame kukuwo le dzidadawo
me la, kple Kristo — amenuveve
wòtsɔ ɖe mi — 6 eye wòfɔ mí ɖe
tsitre kplii, eye wòtsɔ mía kplii
ɖo dziƒonutowo me le Kristo Yesu
me.[e] 7 bene le ɣeyiɣi, siwo gbɔna
me la, wòaɖe ye ŋutɔ ƒe [f]ame-
nuveve ƒe agbɔsɔsɔ gede, si ƒo
wo katã ta la, ɖe go afia le dɔ-
mekɔkɔ, si wòkɔ ɖe mía ŋu la
me le Kristo Yesu me. 8 (Ela-
bena amenuveve wotsɔ ɖe mi to
xɔse me, eye esia la metso mia
ŋutɔwo mia me o, Mawu ƒe nuna-
nae;[h] 9 menye dɔwɔwɔ me wò-
tso o,[i] bene amea ɖeke nagaƒo
adegbe o.) 10 Elabena eyama ƒe
nuwɔwɔ míenye, wowɔ mí le

Kristo Yesu me hena dɔ nyui
wɔwɔ, siwo Mawu dzra ɖo ɖi,
bene míazɔ le wo me la.[a]
11 Eyaŋuti la miɖo ŋku edzi
bena, tsã la mi amesiwo nye trɔ̃-
subɔlawo le ŋutilã me,[b] amesiwo
woyɔna be aʋamatsomatso le ame-
siwo woyɔna be aʋatsotso, si wo-
tsɔ asi wɔ le ŋutilã me la gbɔ la,
12 bena mienɔ anyi le ɣemaɣi me
Kristo menɔ mia si o, eye mie-
nye ame tutɔwo na Israel ƒe du-
metɔnyenye la kple amedzrowo
na [e]ŋugbedodo la ƒe nubablawo,
eye mɔkpɔkpɔa ɖeke menɔ mia
si o, eye Mawu hã menɔ mia si
le xexeame o. 13 Ke azɔ la miele
Kristo Yesu me, mi amesiwo le
adzɔge ʋĩ tsã la, miete va le
Kristo ƒe ʋu la me. 14 Elabena
eya kee nye míaƒe [l]ŋutifafa, amesi
tsɔ mí kpakple [n]eve la katã wɔ
ɖeka, eye wòmu mamã ƒe gli, si
nye adikã la, 15 esi wòɖe [o]se la
ƒe sedeɖewo le nyaɖoɖowo me la
ɖa le eƒe ŋutilã me, bene wòatsɔ
wo ame eve la katã awɔ [r]ame
yeye ɖeka le ye ŋutɔ ɖokui me,
eye wòwɔ ŋutifafa, 16 eye wòlé
avu le wo ame eve la siaa kple
Mawu dome le ŋutilã ɖeka me to
atitsoga me, esi wòwu adikã la
le eɖokui me. 17 Eye wòva gblɔ
ŋutifafa ƒe nyanyuie la fia mí
amesiwo le adzɔge kple amesiwo
le kpuiƒe la.[v] 18 Elabena eyama
ke me mí kpakple eve la katã
míekpɔ mɔnu le Gbɔgbɔ ɖeka me
la heyina Fofo la gbɔ.[y] 19 Eyata
azɔ mieganye ame tutɔwo kple
amedzrowo o, ke boŋ mienye ame
kɔkɔewo ƒe haɖumeviwo kple
Mawu ƒe aƒemetɔwo.[a] 20 amesiwo
wotu ɖe apostolowo kple nya-
gblɔɖilawo ƒe [b]gɔmeɖoɖo la dzi,
afisi Yesu Kristo ŋutɔ nye [d]dzo-
goedzikpe le, 21 amesi me wokpe
xɔtutu blibo la katã ɖo, eye wò-
tsi zu mawuxɔ kɔkɔe le Aƒetɔ la
me, 22 amesi me wotu miawo hã
kpe ɖe eŋuti le, bene mianye
Mawu ƒe nɔƒe le Gbɔgbɔ la me.[g]

**Paulo xɔ gbeƒãɖeɖe nyanyuie na trɔ̃subɔlawo tso Mawu gbɔ; ebia ŋusẽɖodo woƒe xɔse tso Mawu gbɔ.**

**3.** Esiaŋuti la nye Paulo, Yesu
Kristo ƒe gatɔ le mi trɔ̃subɔ-
lawo ŋuti la,[k] 2 nenye ɖe miese
Mawu ƒe amenuveve, si wonam

[a] Tí. 2, 14.
[b] 5, 8.
[d] Ps. 110, 1.
[e] Ro. 9, 4.
[f] Kol. 2, 10.
[g] Ps. 8, 7; Mat. 28, 18.
[h] 4, 15.
[i] Ro. 12, 5; Kor. I. 12, 27.
[k] 4, 10.
[l] Yes. 9, 5.
[n] Gal. 3, 28.
[o] 2, 14.
[p] Kol. 2, 13.
[r] Kor. II. 5, 17.
[s] Tí. 3, 3.
[t] 6, 12; Yoh. 12, 31.
[u] Kol. 3, 6.
[v] Yes. 57, 19; Zax. 9, 10.
[y] 3, 12.
[z] Lu. 15, 24. 32.
[a] 3, 6; Heb. 12, 22. 23.
[b] Mat. 16, 18.
[d] Yes. 28, 16.
[e] Ro. 8, 10; Fil. 3, 20.
[f] 1, 7.
[g] Pet. I. 2, 5.
[h] Gal. 2, 16.
[i] Kor. I. 1, 29.
[k] Fil. 1, 7. 13.

le mia ta la ƒe nuɖoanyi, 3 bena
le nyaɖeɖefia nu wòna menya
[a]nya ɣaɣla la, abe alesi meŋlɔ na
mi kpuie va yi la ene, 4 le eya
me, ne miele exlẽm la, miate ŋu
adze si nye Kristo ƒe nya ɣaɣla
la gɔmesese, 5 si womena ame-
gbetɔviwo nya le ŋɔli bubuwo me
o, abe alesi woɖee fia eƒe aposto-
lowo kple nyagblɔɖila kɔkɔewo
le Gbɔgbɔ la me azɔ la ene o,[b]
6 bena trɔ̃subɔlawo zu ŋugbedodo
ƒe hadomenyilawo kple hadelawo
kple gomekpɔlawo le Kristo Yesu
me to nyanyuie la me,[d] 7 esi ƒe
subɔla mezu le Mawu ƒe amenu-
vevenunana, si wòtsɔ nam la nu,
le eƒe ŋusẽ ƒe dɔwɔwɔ, si nu sẽ
la nu; 8 nye amesi nye ame kɔ-
kɔewo katã dome [f]suetɔ la, wo-
tsɔ amenuveve sia na, bene ma-
gblɔ Kristo ƒe kesinɔnu,[h] si mele
nyanya tsitsotsito o [i]la afia le trɔ̃-
subɔlawo dome, 9 eye bene mana
keklẽ naklẽ na wo katã, bene
woanya nusi nye nya ɣaɣla, si
[l]woɣla ɖe Mawu, si wɔ [n]nuwo ka-
tã la me tso ŋɔli mavɔwo me la,
ƒe nuɖoanyi la, 10 bene azɔ la
woato hame dzi ana [p]dziɖulawo
kple ŋusẽtɔ, siwo le dziƒonutowo
me la nanye Mawu ƒe [r]nunya
bubu ƒomevi geɖe la 11 le [s]ta-
meɖoɖo, si woɖo ɖi le ŋɔli ma-
vɔwo me, esi nu wòwu le Kristo
Yesu, mía Aƒetɔ me la nu, 12
[y]amesi me míekpɔ [z]dziɖeƒo kple
mɔnu le dziɖoɖo ɖe eŋu me to
eyama dzixɔxɔse me. 13 Eyaŋuti
la mele kuku ɖem na mi bena,
ɖeɖi nagate mia ŋu le nye xaxa,[b]
siwo mekpɔ le mia ta, esiwo nye
bubu na mi la ŋuti o.
14 Eyata medzea nye klo na
mía Aƒetɔ Yesu Kristo Fofo, 15
amesi gbɔ ƒome sia ƒome, si le
dziƒo kple anyigba dzi la, kpɔa
eƒe ŋkɔ tsonɛ, 16 bene wòaɖi na
mi le eƒe ŋutikɔkɔe [f]ƒe kesinɔ la
nu, bena wòaɖo [g]ŋusẽ mi to eƒe
Gbɔgbɔ me le ememe la gome,
17 bene [h]Kristo nanɔ anyi le miaƒe
[k]dziwo me to xɔse me, 18 eye
wòali ke mi, eye wòaɖo mia gɔ-
me anyi le lɔlɔ̃ me, bene mi kpa-
kple ame kɔkɔewo katã miate ŋu
adze si nusi nye kekeme kple
didime kple goglome kple kɔkɔ-
me, 19 eye bene miadze si Kristo
ƒe lɔlɔ̃, si ƒo sidzedze la ta sã la,
bene woaɣɔ mi taŋ, ne miade Ma-
wu ƒe agbɔsɔsɔ blibo la katã nu.
20 Ke amesi tea ŋu wɔna wua
nusianu geɖe wua nusiwo katã
míebiana alo míedzea si le ŋusẽ,
si le dɔ wɔm ŋusẽtɔe le mía me
nu la, 21 eya tɔ nanye ŋutikɔkɔe
la le ha me le Kristo Yesu me
yiɖase dzidzimewo katã dzi, tso
mavɔ me yi ɖe mavɔ me! Amen.

Nuxɔxlɔ̃ hena ɖekawɔwɔ le gbɔgbɔ me.

4 Azɔ la nye amesi nye gatɔ le
Aƒetɔ la me la, mele nu xlɔ̃m
mi bena, miazɔ alesi [c]dze mia
yɔyɔ, si wotsɔ yɔ mi la 2 le ta-
mebɔbɔɖeanyi kple ɖɔmefafa katã
me, le dzigbɔgbɔ blewu me, eye
mihe adodo kple mia nɔewo le
lɔlɔ̃ me,[g] 3 eye mido vevie, bene
miadzra gbɔgbɔ ƒe ɖekanyenye
la ɖo le ŋutifafa ƒe nublanu la
me! 4 Ŋutilã [k]ɖeka kple Gbɔgbɔ
ɖeka, abe alesi ke woyɔ mi hã
le mía yɔyɔ ƒe mɔkpɔkpɔ ɖeka
la me ene. 5 [o]Aƒetɔ ɖeka, xɔse
ɖeka, mawutsideɖeta ɖeka, 6 Ma-
wu ɖeka, si nye wo katã Fofo,
amesi le wo katã dzi, eye wòto
wo katã me, eye wòle wo katã
me. 7 Ke mia dome amesiamee
wona amenuveve le Kristo ƒe nu-
nana ƒe dzidzenu la nu.[t] 8 Eya-
ta wogblɔ be: [u]„Eyi dzi me ɖi,"
eye wòɖe aboyo aboyomewo yii,
eye wòna nunanawo amewo." 9
Ke esi wòyi dzi la, nukae,[a] ne-
gbe ɖeko bena wòyi anyi me ɖe
anyigba ƒe nutowo me hã hafi?
10 Amesi va anyi la, eya ke ga-
nye amesi yi dziƒowo katã ƒe
dziƒo hã, bene wòayɔ nuwo katã
taŋ. 11 Eye eya ke ɖo [d]amea ɖe-
wo wonye apostolowo, eye amea
ɖewo hã nye nyagblɔɖilawo, eye
amea ɖewo hã nye [e]nyanyuiegblɔ-
lawo, eye amea ɖewo hã nye kplɔ-
lawo kple nufialawo, 12 bene woa-
dzra ame kɔkɔewo ɖo hena subɔ-
subɔ ƒe dɔwɔwɔ hena Kristo ƒe
ŋutilã tutu,[i] 13 halase esime mí
katã míaɖe Mawuvi la dzixɔse
kple sidzedze ƒe ɖekanyenye la
gbɔ, azu ŋutsu blibo, eye míaɖe
Kristo ƒe tsitsime blibo la ƒe dzi-
dzenu la gbɔ, 14 bene [l]míaganye
ɖevi,[m] siwo nufiafia ƒe ya sia ya
ƒona yina gaƒona gbɔna, eye wò-

a 1, 9. 10.
b Kol. 1, 26.
d 2, 12. 18. 19.
e Kol. 1, 10.
f Kor. I. 15, 9. 10.
g Kol. 3, 12.
h Gal. 1, 16.
i 1, 7.
k Ro. 12, 5.
l Ro. 16, 25.
n Kol. 1, 16.
o Kor. I. 12, 6.
p Pet. I. 1, 12.
r Ro. 11, 33.
s 1, 11.
t Ro. 12, 3. 6; Kor. I. 12, 11.
u Ps. 68, 19.
v Kol. 2, 15.
y Yoh. 14, 6.
z Heb. 4, 16; Ro. 5, 2.
a Yoh. 3, 13.
b Kol. 1, 24.
d Kor. I. 12, 28.
e Dɔ. 21, 8.
f 1, 7.
g 6, 10.
h Yoh. 14, 23.
i Pet. I. 2, 5.
k Kol. 2, 7.
l Kor. I. 14, 20.
m Heb. 13, 9.

nyama wo to amewo ƒe beble la
me to adaŋu vɔ̃, si nu sẽ la me,
le nudadafiafla ƒe amebeblemɔ la
nu o, 15 ke boŋ la míanye anu-
kwaretɔwo le lɔlɔ̃ me, eye le nu-
sianu me míatsi ali ke ɖe Kristo,[d]
si nye ta la me, 16 amesi gbɔ
wòtso wokpe ŋutilã blibo la katã,
eye woblae ɖekae, eye woto ƒu-
nuɖeƒewo katã ƒe kpekpe ɖe wo
nɔewo ŋu me, le ŋutinu sia ŋu-
tinu ƒe dɔwɔwɔ, si womã nɛ la
nu, hewu ŋutilã ƒe tsitsi la nu
hena tutu le lɔlɔ̃ me.[g]

Nuxɔxlɔ̃ hena zɔzɔ yeye.

17 Azɔ la mele esia gblɔm, eye
mele ɖase ɖim le Aƒetɔ la me
bena, azɔ la miagazɔ abe alesi
trɔ̃subɔlawo hã zɔna le woƒe ta-
mesusu ƒe [k]ŋyakanyenye me la ene
o, 18 amesiwo ƒe nyasã do viviti,
eye wonye [n]amedzrowo le Mawu
ƒe agbe la gome le numanya-
manya, si le wo me la ŋuti, le
woƒe dzimesesẽ la ŋuti, 19 ame-
siwo, esi woƒe dzitsinya ku atrì
la, wotsɔ wo ɖokui na hadzedze,
bene woanɔ makɔmakɔnyenye
katã dzi le ŋukeklẽ me. 20 Ke
miawo la menye nenem miesrɔ̃
Kristo o, 21 nenye ɖe miese eŋkɔ,
eye wofia nu mi le eme, alesi
nyateƒe la le Yesu me; 22 bena
miaɖe ame xoxo, si nɔ anyi le
agbenɔnɔ tsãtɔ la nu, si gblẽa
eɖokui le amebeble ƒe nudzo-
dzrowo me la ɖa;[s] 23 ke boŋ mi-
na woawɔ mi yeye le miaƒe ta-
mesusu ƒe gbɔgbɔ la me,[t] 24 eye
miɖo ame yeye, [u]si wowɔ le Ma-
wu ƒe nɔnɔme nu la, le nyateƒe
la ƒe dzɔdzɔenyenye kple kɔkɔe-
nyenye la me.
25 Eyaŋuti miɖe aʋatsokaka
ɖi, eye amesiame [z]nagblɔ nyateƒe
na ehavi; elabena ŋutinuwo míe-
nye na mía nɔewo. 26 Mibi dzi,
eye migawɔ nuvɔ̃ o; ɣe la na-
gaɖo to ɖe miaƒe dzibibi o;[b] 27
eye migana mɔ Abosam hã o!
28 Fiafitɔ la nagafi fi o, ke boŋ
neɖze agbagba,[d] ne wòatsɔ eƒe
asiwo awɔ ɖo nyui, bene wòakpɔ
nane aɖana hiãtɔwo. 29 Migana
[f]nya vloa ɖeke naɖo go tso miaƒe
nu me gbeɖegbeɖe o, ke boŋ nya,
[h]si nyo na ŋgɔgbeɖeɖe, ne ehiã
la, bene wòana amenuveve ame-

[a] Yes. 63, 10.
[b] 1, 13.
[d] 1, 22; 5, 23; Kol. 1, 18.
[e] Kol. 3, 8.
[f] Mat. 6, 14; 18, 22–35; Kol. 3, 13.
[g] Kol. 2, 19.
[h] Mat. 5, 48.
[i] kp. 25; Gal. 2, 20.
[k] Ro. 1, 21.
[l] Heb. 10, 10.
[n] 2, 12.
[o] Kol. 3, 5.
[p] 4, 29.
[r] Kor. I. 6, 9. 10.
[s] Ro. 8, 13; Kol. 3, 9; Gal. 6, 8.
[t] Ro. 12, 2.
[u] Mo. I. 1, 26.
[v] 2, 11. 13; Pet. I. 2, 9.
[y] Lu. 16, 8; Yoh. 12, 36.
[z] Zax. 8, 16.
[a] kp. 17; Ro. 12, 2.
[b] Ps. 4, 5; Yak. 1, 19. 20.
[d] Tes. I. 4, 11.
[e] Ro. 1, 24.
[f] 5, 4.
[g] Yoh. 3, 20. 21.
[h] Kol. 3, 16. 17; 4, 6.

siwo senɛ la. 30 [a]Eye migawɔ
nusi ave Mawu ƒe Gbɔgbɔ kɔkɔe
la o, amesi me [b]wotre mia nu le
hena xɔxɔ ƒe ŋkeke la. 31 Mina
woaɖe veve heliheli kple dɔme-
dzoe kple dziku kple ɣlidodo kple
busubɔbɔ katã kpakple nu tovo
wɔwɔ katã hã ɖa le mia dome.[e]
32 Ke mikɔ dɔme ɖe mia nɔewo
ŋu, eye miaƒe dɔme natrɔ ɖe mia
nɔewo ŋu, eye mitsɔ ke mia nɔe-
wo, abe alesi Mawu tsɔ ke mi le
Kristo me la ene.[f]

Nuxɔxlɔ̃ hena zɔzɔ nyui.

5. Azɔ la mizu mawusrɔ̃lawo abe
lɔlɔ̃viwo ene,[h] 2 eye mizɔ le
lɔlɔ̃ me, [i]abe alesi Kristo hã lɔ̃
mi, eye wòtsɔ eɖokui hena ɖe
mia ta, bene wòanye nunana
kple [l]vɔsa na Mawu, bene wòa-
nye ʋeʋẽ lilili nyui la ene.
3 Ke ahasiwɔwɔ kple makɔma-
kɔnyenye katã alo ŋukeklẽ la
womagayɔ eŋkɔ gɔ̃ hã le mia
dome o, abe alesi wòdze ame kɔ-
kɔewo ene,[o] 4 kple ŋukpeanu
kple yakanyagbɔgblɔwo kple atsa-
ƒoƒo, siwo medze o, negbe akpe-
dada boŋ.[p] 5 Elabena mí amesiwo
nye sidzelawo, mienyae bena, aha-
siwɔla alo ame makɔmakɔ alo
ŋuklẽla, si sɔ kple trɔ̃subɔla la,
domenyinyia ɖeke meli na wo
dometɔa ɖeke le Kristo kple Ma-
wu ƒe fiaduƒe la me o.[r] 6 Migana
amea ɖeke natsɔ nya ƒuƒlu able
mi o; elabena nusia ŋuti Mawu
ƒe dziku la va vi sẽtowo dzi ɖo.
7 Eyata migazu woƒe hadelawo
o; 8 elabena tsã la mienye viviti,
ke azɔ la miezu kekeli le Aƒetɔ
la me.[v] 9 Mizɔ abe [y]kekeliviwo
ene! Elabena kekeli ƒe kutsetse
la le dɔmenyonyo kple dzɔdzɔe-
nyenye kple nyateƒe katã me.
10 Mido nusi nyoa Aƒetɔ la ŋu
la kpɔ,[a] 11 eye migaɖe ha kple
viviti me dɔwɔwɔ, siwo metsea
ku o la o, ke mihe nya ɖe wo ŋu
boŋ. 12 Elabena nusiwo wowɔ
le ɣaɣlaƒe la, enye ŋukpe be
woaƒo nu le wo ŋuti gɔ̃ hã.[e]
13 Ke nusiwo katã ŋu kekeli hea
nya ɖo la, woɖe wo ɖe go keŋ;
elabena nusianu, si woɖe ɖe go
la, enye kekeli.[g] 14 Eyaŋuti la
wogblɔ be: Nyɔ, wò amesi le alɔ̃
dɔm la, ne natsi tre tso ame

kukuwo dome, eye Kristo aklẽ
ɖe dziwò![a]
15 Eyaŋuti la mikpɔ nyuie be,
miazɔ pɛpɛpɛ; menye abe numa-
nyamanyatɔwo ene o, ke boŋ abe
nunyalawo ene,[d] 16 amesiwo wɔa
ɣeyiɣi la ŋuti dɔ blibo; elabena
ŋkekeawo nye vɔ̃. 17 Eyaŋuti la
migazu bometsilawo o, ke boŋ
midze si nusi nye Afetɔ la ƒe lɔ-
lɔ̃nu.[e] 18 Eye migamu aha, esi
me nu baɖabaɖa wɔwɔ le la o;
ke boŋ Gbɔgbɔ la nayɔ mi fũ,[f]
19 eye mitsɔ Psalmowo kple ka-
fukafuhawo kpakple gbɔgbɔ me
hawo ƒo nu kple mia nɔewo:
Midzi ha, eye miƒo ha na Afetɔ
la le miaƒe dzi me,[k] 20 eye mida
akpe na Mawu, Fofo la, ɖaahe le
nuwo katã ŋuti le mía Afetɔ Yesu
Kristo ƒe ŋkɔ la me, 21 eye mi-
bɔbɔ mia ɖokui na mia nɔewo le
Kristo vɔvɔ̃ me.[o]

Srɔ̃tɔwo ƒe dɔ.

22 Mi nyɔnuwo la, mibɔbɔ mia
ɖokui na mia ŋutɔwo mia srɔ̃wo
abe Afetɔ la ene;[r] 23 elabena
[s]ŋutsue nye ta na nyɔnu, abe
alesi Kristo hã nye ta na hame
la ene, eye eyae nye ŋutilã la ƒe
xɔla. 24 Gake la alesi hame la
bɔbɔa eɖokui na Kristo la, nene-
ma ke nyɔnuwo hã nawɔ na woawo
ŋutɔ wo srɔ̃wo le nuwo katã me.
25 Mi ŋutsuwo la, milɔ̃ mia ŋu-
tɔwo mia srɔ̃wo, abe alesi Kristo
hã lɔ̃ hame la, eye wòtsɔ ye ŋutɔ
ɖokui hena ɖe eta la ene,[v] 26 be-
ne yeakɔ eŋu, esime wòklɔ eŋuti
[y]to tsilele me le nya la me me-
gbe la, 27 bene ye ŋutɔ natsɔe
aɖo tsitre na eɖokui wòanye ŋu-
tikɔkɔehame, si ŋuti ɖiƒoƒoa ɖeke
alo ayilélea ɖeke alo nusiawo ƒe
ɖeke nagano o, ke boŋ la, bene
wòanɔ kɔkɔe, eye mokakaa ɖeke
naganɔ eŋuti o:[b] 28 Nenema ke
wòle na ŋutsuwo be, woalɔ̃ woa
ŋutɔwo wo srɔ̃wo abe woa ŋutɔ-
wo ƒe ŋutilãwo ene. Amesi lɔ̃a
ye ŋutɔ srɔ̃ la, elɔ̃a eɖokui; 29 ela-
bena amea ɖeke melé fu ye ŋutɔ
ƒe ŋutilã kpɔ o, ke boŋ enyinɛ,
eye wòkpɔa edzi, abe alesi Afetɔ
la wɔna na hame la ene; 30 ela-
bena [f]eƒe ŋutilã ƒe ŋutinuwo míe-
nye, [g]eƒe ŋutilã kple eƒe ƒuawo
me míetso. 31 „Eyata ŋutsu agblẽ
fofoa kple dadaa ɖi, eye wòalé

[a] Yes. 60, 1; Ro. 13, 11.
[b] Mo. I. 2, 24.
[d] Mat. 10, 16; Kol. 4, 5.
[e] kp. 10.
[f] Lu. 21, 34.
[g] Kol. 3, 20.
[h] Mo. II. 20, 12.
[i] Mo. V. 5, 16.
[k] Kol. 3, 16; Ps. 33, 2. 3.
[l] Kol. 3, 21; Lod. 19, 18.
[n] Mo. V. 6, 7. 20 v. 25; Ps. 78, 4.
[o] Pet. I. 5. 5.
[p] Kol. 3, 22-25; Ti. 2, 9. 10; Pet. I. 2, 18.
[r] Mo. I. 3, 16; Kol. 3, 18; Pet. I. 3, 1.
[s] Kor. I. 11, 3.
[t] Kor. II. 5, 10.
[u] Kol. 4, 1.
[v] Kol. 3, 19.
[y] Ti. 3, 5.
[z] Kron. II. 19, 7; Dɔ. 10, 34.
[a] Kor. I. 16, 13; Yoh. I. 2, 14.
[b] Ps. 45, 14; Kor. II. 11, 2.
[d] Kor. II. 10, 4.
[e] Yoh. 14, 30; ta 2, 2.
[f] 1, 23; Kor. I. 6, 15.
[g] Mo. I. 2, 23.

ɖe srɔ̃a ŋuti, eye wo kpakple eve
la katã woanye ŋutilã ɖeka.[b] 32
Nya ɣaɣla sia lolo; ke nye la
mele egblɔm le Kristo kple hame
la ŋuti. 33 Ke miawo hã mia do-
me ɖesiaɖe nalɔ̃ ye ŋutɔ srɔ̃a-
nyɔnu nenema ke, abe ye ŋutɔ ɖo-
kui ene; ke nyɔnu la nasi srɔ̃a ɖa.

Ɖoɖo hena kristotɔwo.

6. Mi ɖeviwo la, miɖo to mia dzi-
lawo le Afetɔ la me, elabena
esia le eteƒe.[g] 2 „Bu fofowò kple
dawò," — esia nye sedede gbãtɔ,
si me ŋugbedodo le la[h] — 3 „bene
[i]wòanyo na wò, eye nanɔ agbe
didie le anyigba dzi!"
4 Eye mi fofowo la, [l]migaɖo
dziku na mia viwo o, ke minyi
wo le Afetɔ la ƒe hehe kple [n]nu-
xɔxlɔ̃ la me.
5 Mi dɔlawo la, miɖo to mia afe-
tɔwo le ŋutilã nu kple vɔvɔ̃ kpa-
kple dzodzo nyanyanya le miaƒe
dzimekɔkɔ me abe Kristo ene,[p]
6 menye le ŋku me nuwɔwɔ me
abe ameŋudzelawo ene o, ke boŋ
abe Kristo ƒe dɔla, siwo wɔa Ma-
wu ƒe lɔlɔ̃nu tso dzi me la ene;
7 mitsɔ lɔlɔ̃nu nyui hesubɔ, abe
Afetɔ lae miesubɔna ene, eye me-
nye amewo o, 8 esi mienyae be-
na, nu nyui, si ke amesiame wɔna
la, eya ke wòaxɔ tso Afetɔ la
gbɔ, nenye dɔla alo abloɖevi.[t]
9 Eye [u]mi afetɔwo, miwɔ nu-
siawo tɔgbe ke na wo; midzu-
dzɔ ŋɔdzidodo, esi miawo hã mie-
nyae be, mia kpli wo siaa ƒe Afetɔ
la le dziƒo, [z]eye ŋkumekpɔkpɔa
ɖeke mele egbɔ o la ŋuti.

Gbɔgbɔ me ŋawɔnuwo.

10 Mlɔeba la, nɔvinyewo, misẽ
ŋu le Afetɔ kple eƒe ŋusẽ ƒe ŋu-
tete la me![a] 11 Mido Mawu ƒe
aʋawɔnu blibo la katã, bene miate
ŋu anɔ te ɖe Abosam ƒe aɖaŋu
vɔ̃wo nu;[d] 12 elabena míele ka-
me tem kple ʋu kpakple ŋutilã
o, ke boŋ mía kple [e]dziɖulanye-
nye kple ŋusẽ kple xexe sia me
fia, siwo le fifi viviti sia me kpa-
kple vɔ̃ɖinyenye ƒe gbɔgbɔ, siwo
le dziƒonutɔwo me lae le kame
tem. 13 Eyata mikpla Mawu ƒe
aʋawɔnu blibo la katã, bene miate
ŋu anɔ te le ŋkeke vɔ̃ la dzi, eye
ne miewu wo katã nu vɔ la, mia-
kpɔ tsitrenɔnɔ. 14 Azɔ la mitsi

tre, eye mitsɔ nyatefe bla miafe
aliwo dzi, [a]eye mido dzɔdzɔenye-
nye fe akɔtakpoxɔnu, 15 eye mi-
tsɔ dzadzradodi na ŋutifafa nya-
nyuie la bla miafe afɔ gɔme.
16 Hekpe de nusiawo katā ŋuti
la [d]milé xɔse fe akpoxɔnu, si
miate ŋu atsɔ atsi vɔ̃ditɔ la fe
atsurɔ bibiawo la me de asi. 17
Eye mido xɔxɔ [f]fe gakuku la, eye
mihe Gbɔgbɔ fe yi, si nye mawu-
nya la, de asi. 18 Mitsɔ gbedo-
doda kple kukudedewo katā do
gbe da le ɣeawokatāɣi me le
Gbɔgbɔ me, eye eyaŋuti minɔ
ŋudzɔ, ne mianɔ kukudedewo dzi
daahe de ame kɔkɔewo katā [h]ta
19 kple [i]nye hā tanye, bena ne
meke nu la, woatsɔ nya nam, bene
[k]makpɔ dzidefo ana woanya nya-

nyuie la fe nya ɣaɣla, 20 esi ŋuti
menye [b]ame dɔdɔ le kɔsɔkɔsɔ me,
bene dzi nado fonye le eme, abe
alesi wòdzem be, mafo nu ene.

Nuwunyawo.

21 Ke bene miawo hā mianya
alesi mele kple nusi wɔm mele
la, mia nɔvi lɔlɔ̃tɔ [e]Tixiko, amesi
nye subɔla nutefewɔla le Afetɔ
me la, ana mianya nuwo katā;
22 medɔ amesia do de mia gbɔ
le esia ŋuti, [g]bene mianya alesi
miele, eye ne wòafa akɔ na mia
dziwo.
23 Ŋutifafa kple lɔlɔ̃ kple xɔse,
si tso Mawu, Fofo la kple Afetɔ
Yesu Kristo gbɔ la, woana nɔ-
viawo. 24 Amenuveve nanɔ anyi
kple amesiwo katā lɔ̃a mía Afetɔ
Yesu Kristo dikadika la.

[a] Lu. 12, 35; Pet. I. 1, 13; Tes. I. 5, 8.
[b] Kor. II. 5, 20.
[d] Pet. I. 5, 9; Yoh. I. 5, 4.
[e] Dɔ. 20, 4; Tim. II. 4, 12.
[f] Tes. I. 5, 8.
[g] Kol. 4, 7. 8.
[h] Mat. 26, 41.
[i] Kol. 4, 3; Tes. II. 3, 1.
[k] Dɔ. 4, 29.

---

# PAULO FE AGBALẼ, SI WÒDLƆ ƉO ƉE FILIPITƆWO.

---

Paulo fe akpedada. gbedododa. mokpokpo kple nuxoxlɔ̃ hena xɔse fe vivli.

1 Paulo kple Timoteo, Yesu Kristo
fe dɔlawo, ŋlɔ do de [l]ame kɔ-
kɔe, siwo katā le Kristo Yesu me
le Filipi la, kple [n]dzikpɔlawo kple
subɔlawo hā: 2 Amenuveve kple
ŋutifafa, si tso Mawu, mía Fofo,
kple Afetɔ Yesu Kristo gbɔ la,
woana mi![r]
3 Meda akpe na Mawunye le
nye ŋkudodo, siwo katā medoa
mia dzi la me[t] – 4 daasi le nye
kukudede, siwo katā medena le
mi katā mia ta la me, eye metsɔ
dzidzɔ dea kuku – 5 le miafe ha-
dede, si le nyanyuie la me tso
ŋkeke gbãtɔ dzi vasede fifi la
ŋuti, 6 esia ke ŋuti medoa ŋu do
bena, amesi dze dɔ nyui wɔwɔ
gɔme le mia me la, eya ke awu
enu vasede Yesu Kristo fe ŋkeke
la dzi,[y] 7 abe alesi wòdzɔ nam
bena, masusu esia le mi katā mia
ŋuti ene; elabena miele nye dzi
me le nye kɔsɔkɔsɔwo kple nya-
nyuie la taɖiɖli kpakple kakade-
dzi la me; elabena mi katā mie-
nye nye hagomekpɔlawo le ame-
nuveve la me. 8 Elabena Mawue
nye nye dasedila, alesi mi katā

miele dzroyem vevie le Yesu Kri-
sto fe dɔmetɔtrɔ la me. 9 Eye
esia ŋuti medoa gbe da do, bena
miafe lɔlɔ̃ la nanɔ agbɔ sɔm de
dzi wu le sidzedze kple dzimenu-
sese katā me, 10 bena [o]miate ŋu
ade vovo nyui kple vɔ̃ dome, ne
mianye ame dzadzɛwo kple [p]nu-
diadia manɔŋuitɔwo de Kristo fe
ŋkeke la ŋu, 11 bene [s]dzɔdzɔenye-
nye fe ku, si wotsena to Yesu
Kristo dzi la, nayɔ mi fũ hena
Mawu fe ŋutikɔkɔe kple kafukafu.
12 Ke mele didim bena, mianyae,
nɔviwo, bena nusiwo va dzɔ de
dzinye la, trɔ zu nyanyuie la fe
dziyiyi nyui la boŋ,[u] 13 ale bena
nye bablawo dze fã le Kristo me
[v]le asrafomɔ̃ blibo la katā me
kple ame mamleawo katā gbɔ,
14 eye nɔviwo dome ame gedea-
wo do ŋu de nye bablawo ŋu le
Afetɔ la me, eye wowɔa kalẽ
gede wu tsã le mawunyagbɔgblɔ
me mavɔ̃mavɔ̃e. 15 Hafi amea
dewo dea gbe fã Kristo le ŋuɖa-
ɖã kple dzrewɔwɔ ŋuti; ke amea
dewo hā dea gbe fãe le tame-
dodo nyui ŋuti: 16 Amesiawo
gblɔna tso lɔlɔ̃ me; elabena wo-
nyae be, nyanyuie la taɖiɖli ŋuti

[l] Kor. I. 1, 2.
[n] Tim. I. 3, 1. 8.
[o] Ro. 12, 2.
[p] Tes. I. 5, 23.
[r] Ro. 1, 7.
[s] Ef. 5, 9.
[t] Ro. 1, 8; Kor. I. 1. 4.
[u] Tim. II. 2, 9.
[v] 4, 22.
[y] 2, 13; Kor. I. 1, 6–8.

mele afisia do. 17 Ame kemeawo
gbloa Kristo fiana tso dzrewɔwɔ
me, menye tso dzadzɛnyenye me
o; elabena wosusuna be,[a]yewoa-
tsɔ xaxa akpe ɖe nye bablawo
ŋuti. 18 Ekema nukae ma? Ne
wowɔe le mɔ sia mɔ dzi, eɖanye
le alakpa alo nyateƒe me o, ne-
nye Kristo koe wogblɔna flana
la, dzi le dzɔyem le esia ŋuti.
E, dzi agadzɔm hã[b]; 19 elabena
menyae bena, esia atrɔ zu agbe-
xɔxɔ nam [d]to miaƒe kukuɖeɖe
kple Yesu Kristo ƒe Gbɔgbɔ la
ƒe kpekpeɖeŋu me, 20 le nye lala
vevie kple mɔkpɔkpɔ la nu be,
ŋu nagakpem le naneke me o,
hafi boŋ metsɔa dziɖeƒo blibo la
katã bena, alesi wònɔna ɖaa la,
nenema ke wòanɔ fifia hã, be woa-
wɔ Kristo gã ɖe nye ŋutilã ŋuti,
eɖanye agbe me alo ku me o.[g]
21 Elabena nye la Kristo enye
[i]agbe nam, eye ku enye viɖe
nam. 22 Ke ne nye agbenɔnɔ le
ŋutilã me na nye dɔwɔwɔ [k]tsea
ku la, nyemenya nusi matia le
eme o. 23 Elabena mexaxa ɖe
nusiawo kpakple eve dome:[o] Ele
dzroyem be, madzo ayi aɖanɔ
Kristo gbɔ, elabena esia nyo wu
sã; 24 gake la anyinɔnɔ le ŋutilã
me la ele vevie wu le mia ta.
25 Eye esia ke ŋuti meɖoa ŋu ɖo,
eye menyae bena, manɔ anyi, eye
mía kpli mi katã mianɔ anyi hena
miaƒe xɔse ƒe ŋgɔgbeɖeɖe nyui
kple dzidzɔ, 26 bena miaƒe ade-
gbeƒoƒo la nasɔ gbɔ ɖe dzi le
Kristo Yesu me le tanye to esia
me, bena magava mia gbɔ.
27 Ðeko mizɔ, [t]abe alesi wòdze
na Kristo ƒe nyanyuie la ene, be-
na ne mava, eye makpɔ mi ɖa,
alo ne nyemele mia gbɔ o, eye
mase mia ŋkɔ la, bena mianɔ tsi-
tre le gbɔgbɔ ɖeka me, eye mia-
tsɔ luʋɔ ɖeka aʋli nyanyuie ƒe
xɔse la ta hekpe ɖe mia nɔewo
ŋuti; 28 eye migaɖi vo le naneke
me le miaƒe adikãtɔwo ŋuti o, esi
nye gbegblẽ ƒe dzesi na wo, ke
miawo la agbexɔxɔ ƒe dzesi wò-
nye na mi, eye esia tso Mawu
gbɔ; 29 elabena eɖi na mi le
Kristo ta bena, menye ɖe miexɔ
Kristo dzi se ɖeɖeko o, ke boŋ
miekpea fu le eta hã; 30 elabena
ʋiʋli ma ke, [a]si miekpɔ le ŋunye.

a kp. 7.
b 2, 17. 18.
d Kor. II. 1, 11.
e Gal. 5, 28.
f Ro. 12, 10.
g Pet. I. 4, 16.
h Kor. I. 10, 24.
i Gal. 2, 20.
k Ro. 1, 13.
l Yoh. 1, 1. 2; 17, 5.
n Mo. I. 3, 5.
o Fia. I. 19, 4; Kor. II 5, 8.
p Yes. 53, 3; Kor. II. 8, 9; Heb. 2, 14. 17.
r Heb. 12, 2; 5, 8.
s Dɔ. 2, 33; Ef. 1, 21; Heb. 1, 3. 4.
t Kol. 1, 10; Tes. I. 2, 12.
u Yes. 45, 23; Yoh. 5, 23; Nyaɖ. 5, 13.
v Pet. I. 1, 17; Ps. 2, 11.
y Yoh. 15, 5; Kor. II. 3, 5.
z Pet. I. 4, 9.
a Dɔ. 16, 22.
b 1, 10; Mat. 5, 14.

eye azɔ miesenɛ le ŋutinye la,
le miawo hã mia si.

Nuxɔxlɔ̃ hena ɖekawɔwɔ, ɖokuibɔbɔ le Kristo ƒe kpɔɖeŋu la nu kple moveviedodo le kristotɔgbenɔnɔ me.

2 Azɔ la ne nuxɔxlɔ̃a ɖe li le
Kristo me, ne lɔlɔ̃ ƒe dziɖeƒo-
nyaa ɖe li, ne gbɔgbɔ ƒe haɖe-
ɖea ɖe li, ne dɔmetɔtrɔa ɖe kple
nublanuikpɔkpɔa ɖe li la, 2 eke-
ma miyɔ nye dzidzɔ la fũ, bene
miaƒe tamesusu nanɔ ɖeka, le esi
lɔlɔ̃ ɖeka ma ke le mia si, eye
mietsɔa gbɔgbɔ ɖeka susua nu
ɖeka la ŋuti; 3 migawɔ naneke
le dzrewɔwɔ [r]alo bubu dzodzro
ta o, [f]ke boŋ mia dome amesiame
natsɔ ɖokuibɔbɔ abu nɔvia gã wu
ye ŋutɔ ɖokui; 4 amesiame naga-
kpɔ nusi nye ye ŋutɔ tɔ dzi o,
ke boŋ nekpɔ nusi nye ame bubu
tɔ la hã dzi![h] 5 Mina susu ma
ke, si nɔ Kristo Yesu hã me la,
nanɔ miawo hã mia me, 6 amesi
esi wònye Mawu ƒe [l]nɔnɔmee
wònɔ hã la, mebui nuhahae bena,
[n]eye kple Mawu sɔ o, 7 ke boŋ
eɖi gbɔlo eɖokui, esime wòtsɔ
[p]dɔla ƒe nɔnɔme ɖo eɖokui dzi,
hedzɔ ɖe amewo ƒe nɔnɔme, eye
wokpɔ nuwɔna le eŋuti abe ame
tɔ ene. 8 Ebɔbɔ eɖokui ɖe anyi,
eye wòɖo to yiɖase ku me, yi-
ɖase atitsoga ŋuti ku la me ke.[r]
9 Esia ke ŋuti hã Mawu [s]do eya-
ma ɖe dzi kakaka, eye wòtsɔ
ŋkɔ, si ƒo ŋkɔ sia ŋkɔ ta la kee,
10 bene amesiwo le dziƒo kple
amesiwo le anyigba dzi kple ame-
siwo le anyigba te la, katã nadze
klo le Yesu ƒe ŋkɔ la me,[u] 11 eye
aɖe sia aɖe naʋu me bena, Ye-
su Kristo enye Aƒetɔ la hena Ma-
wu Fofoa ƒe kafukafu.
12 Eyaŋuti, nye lɔlɔ̃tɔwo, abe
alesi mieɖoa to ɖaasi ene la,[v] mi-
tsɔ vɔvɔ̃ kple dzodzo nyanyanya
wɔ mia ŋutɔwo miaƒe xɔxɔɖɔ la;
menye abe esime menɔ mia gbɔ
ene la ɖeɖeko o, ke boŋ azɔ, esi
nyemele mia gbɔ o la, miwɔe geɖe
wu! 13 Elabena Mawu enye amesi
wɔa didi kple nuwɔwɔ siaa le mia
me le eƒe ŋudzedze la ŋuti.[y] 14
Miwɔ nuwo katã [z]liʋiliʋilili kple
ɖikeke manɔmee, 15 bena mlazu
mokaka manɔŋutɔwo kple ame
dzadzɛwo, [b]mawuvi, siwo nye ame

maɖifɔwo le dzidzime gɔglɔ̃ totro
kpaɖikpaɖi titina, [a]amesiwo dome
mieklẽna le abe akaɖiwo ene le
xexeame, 16 esi me mieléa agbe-
nya la ɖe asi le [d]hena nye ade-
gbeƒoƒo le Kristo ƒe ŋkeke la dzi,
[e]bena nyemeƒu du dzodzro, eye
nyemedze agbagba dzodzro hã o.
17 Ke ne [g]wotsɔm mê le miaƒe
xɔse ƒe vɔsasa kple subɔsubɔdɔ
ta hã la, dzi le dzɔyem, eye mía
kpli mi katã míele dzidzɔ kpɔm.
18 Ke nenema ke miawo hã dzi
nedzɔ mi, eye mikpɔ dzidzɔ kpa-
kplim![h]

Alesi woaxɔ Timoteo kple Epafrodito.

19 Ke mele mɔ kpɔm le Afetɔ
Yesu me bena, madɔ Timoteo aɖo
ɖe mia gbɔ kpuie, bena ne menya
miaƒe anyinɔnɔme la, nye hã nye
dzi nadze eme. 20 Elabena amea
ɖeke mele asinye, si ƒe tamesusu
sɔ kple etɔ, amesi alé be na mi le
nyateƒe me la o; 21 elabena wo
katã la woa ŋutɔwo tɔ dim wole,
eye menye nusi nye Yesu Kristo
tɔ o.[n] 22 Ke mienya eƒe kelili
bena, abe vi kple tɔ ene la, ne-
nema wòsubɔ kplim le nyanyuie
la me. 23 Azɔ la mele mɔ kpɔm
bena, madɔ eya ke aɖo ɖa enu-
make, esi manya alesi nye nya
la lanɔ; 24 ke meɖo dzi ɖe Afetɔ
la ŋu bena, [p]nye ŋutɔ hã mava
kpuie. 25 Gake la mebu bena,
ele vevie be, madɔ nɔvinye [r]Epa-
frodito, si nye hanyedɔwɔla kple
hanyeʋawɔla kple miaƒe apostolo
kpakple nye nuhiahiã ƒe dɔla la,
aɖo ɖe mi; 26 elabena edzroe ve-
vie be, yeakpɔ mi katã, eye wòxa
nu ŋutɔ bena, miese eŋkɔ be, dɔ
dze edzi. 27 Eye elê dɔ vavã de
kuku ge kloe; gake la Mawu kpɔ
nublanui nɛ, ke menye na eya
ŋutɔ ɖeɖekoe o, hafi na nye hã,
bene nyemagakpɔ nuxaxa ɖe nu-
xaxa dzi o. 28 Eyaŋuti meɖoe ɖa
kaba wu bena, ne miegakpɔe la,
miakpɔ dzidzɔ, eye nye hã nye
nuxaxa dzi nagaka aɖe. 29 Eya-
ŋuti la mixɔe le Afetɔ la me
kple dzidzɔ katã, eye mibu ame-
siawo tɔgbe.[z] 30 Elabena Kristo
ƒe dɔwɔwɔ ŋuti wòde kuku ge ɖo
kloe, eye wòtsɔ eƒe agbe ke, bene
wòawɔ subɔsubɔdɔ, si susɔ ɖe
mia ŋu la, nam ɖe mia teƒe.

[a] Ef. 5, 8.
[b] 2, 18 4, 4.
[d] Tes. I. 2, 19.
[e] Yes. 49, 4; Gal. 2, 2.
[f] Nyaɖ. 22, 15.
[g] Tim. II. 4, 6.
[h] 3, 1; 4, 4.
[i] Ro. 2, 29.
[k] Kor. II. 11, 18. 22.
[l] Dɔ. 26, 5.
[n] Tim. II. 4, 10. 16.
[o] Mat. 13, 44. 46.
[p] 1, 25.
[r] 4, 18.
[s] Ro. 3, 21. 22.
[t] Ro. 6, 3—5.
[u] Ro. 8, 17; Gal. 6, 17.
[v] Tim. I. 6, 12.
[y] Dɔ. 9, 6.
[z] Kor. I. 16, 16.

Nuxɔxlɔ̃ le amebletawo ŋuti. Le Paulo ƒe si-
dzedze Kristo, si ƒo wo katã ta kple dzɔdzɔe-
nyenye to xɔse me ŋuti.

3. Mlɔeba la, nɔvinyewo, [b]dzi na-
dzɔ mi le Afetɔ la me! Nye
la metim bena, maŋlɔ nu mawo
ke aɖo ɖe mi o; ke miawo la ena
kakaɖedzi mi.
2 Mikpɔ nyuie le [f]avũawo ŋuti,
mikpɔ nyuie le dɔwɔla vɔ̃wo ŋuti,
mikpɔ nyuie le aʋatsotso vlo
ŋuti! 3 Elabena mí amesiwo su-
bɔa Mawu le gbɔgbɔ me la, mía-
woe nye aʋatsotso vavãtɔ la, eye
mieƒoa adegbe le Kristo Yesu me,
eye mieɖoa dzi ɖe ŋutilã ŋuti o.[i]
4 Wònye nye la ŋuɖoɖo ɖe ŋutilã
ŋu gɔ̃ hã anɔ asinye hafi, ne ame
bubua ɖe bu bena, yeate ŋu aɖo
dzi ɖe ŋutilã ŋuti la, nye la me-
wui:[k] 5 Ŋkeke enviagbe wotso
aʋa nam, metso Israel dukɔ la
me, tso Benyamin ƒe to la me,
Hebritɔ tso Hebritɔwo me; le sea
nu la [l]farisitɔ menye; 6 le ŋuʋa-
ʋã nu la hame yometila menye;
le dzɔdzɔenyenye, si le sea me
nu la mokaka manɔŋutɔ menye.
7 Gake nusiwo nye [o]viɖe nam la.
nu mawo ke mebu nu búbu le
Kristo ŋuti. 8 E, fifi gɔ̃ mebu
wo katã nu búbu le Kristo Yesu,
nye Afetɔ nyanya, si ƒo wo katã ta
la ŋuti, amesi ta meɖe asi le nu-
siawo katã ŋuti ɖo, eye mebu wo
aɖukpo dzi nuwoe, bena nye asi
nasu Kristo dzi, 9 eye woakpɔm
le eyama me, bena nye ŋutɔ nye
dzɔdzɔenyenye, si tso sea me la,
naganɔ asinye o, ke boŋ esi to
Kristo dzixɔse me, dzɔdzɔenye-
nye, si tso Mawu gbɔ le dzixɔse
ta la nanɔ asinye,[s] 10 bene ma-
dze si eyama kple eƒe [t]tsitretsi-
tsi ƒe ŋusẽ kple eƒe [u]fukpekpewo
ƒe haɖeɖe, eye masɔ kplii le eƒe
ku me, 11 negbe godo la maɖe
ame kukuwo ƒe tsitretsitsi la gbɔ.
12 Menye ɖe nye asi su edzi
xoxo, alo mezu blibo xoxo o; [v]ke
eyome tim mele, bena negbe ɖeko
nye [y]asi lasu nusi ke ŋuti Kristo
hã ƒe asi su dzinye ɖo la dzi.
13 Nɔvinyewo, nye ŋutɔ nyemebu
ɖokuinye bena, nye asi su edzi
haɖe o. 14 Ke nu ɖeka ko me-
nya: Nusiwo le megbenye la, me-
ŋlɔ wo be, hafi nusiwo le ŋgɔnye
la, nyãm mele, mele dzesiɖoƒe
yome tim viɖase Mawu ƒe ame-

yɔyɔ le dzifo ƒe dziɖuɖufetu la
dzi le Kristo Yesu me.[a]

Nuxoxlɔ̃ hena dziɖuɖufetu yometiti.

15 Eyaŋuti ame [b]alesi nu le
blibo le mía dome la, mine mía-
susu esia ke, eye ne miesusua nu
bubu le nane me la, Mawu aɖe
esia ke hã afia mi. 16 Gake [f]nusi
dzi míesu xoxo la, mine míazɔ
ɖe mɔ ma ke nu, eye míaƒe ta-
mesusu nanɔ ɖeka. 17 Mizu ha-
nyesrɔ̃lawo, nɔviwo, eye milé ŋku
ɖe amesiwo zɔna nenema ke la
ŋuti, abe alesi míenye kpɔɖeŋu
na mi ene.[g] 18 Elabena ame ge-
ɖewo zɔna, amesiwo ŋutinya me-
gblɔ na mi enuenu; gake azɔ la
metsɔ aviifafa le egblɔm bena,[i]
Kristo ƒe atitsoga ƒe futɔwo wonye.
19 Amesiwo ƒe nuwuwu enye gbe-
gblẽ, amesiwo ƒe [k]ƒodo nye mawu
na wo, eye woƒe kafukafu le woƒe
ŋukpenanuwo me, amesiwo susua
anyigbadzinuwo ŋuti ɖeɖeko. 20
Ke [l]míaƒe dumetɔnyenye le dzifo.
afisi hã míele xɔla, si nye Aƒetɔ
Yesu Kristo la, lalam tso, 21 ame-
si aɖuɖɔ míaƒe bɔbɔɖeanyiŋutilã
ƒe nɔnɔme, bene wòaɖi eƒe ŋuti-
kɔkɔeŋutilã le eƒe ŋusẽsẽ, si ta
wòtea ŋu tsɔa nuwo katã dea
eɖokui te la nu.[o]

Ŋusẽdodo hena ɖekawɔwɔ, dzidzɔ le Aƒetɔ la me, gbedodoɖa kple nu nyui wɔwɔ vovovowo.

4. Eyata, nɔvinye lɔlɔ̃tɔ, siwo le
dzroyem, [s]nye dzidzɔ kple
nye fiakuku la, minɔ tsitre sesie
nenema le Aƒetɔ la me, nye lɔ-
lɔ̃viwo!
2 Mele nu xlɔ̃m Ewodia, eye
mele nu xlɔ̃m Sintixe, bena woƒe
tamesusu nanɔ ɖeka le Aƒetɔ la
me. 3 Ẽ, mele kuku ɖem na wò
hã, hanyedɔwɔla vevi, bena naxɔ
na nyɔnu siawo; elabena wodze
agbagba le nyanyuie la ta hekpe
ɖe mía kple Klemens kpakple
hanyedɔwɔla susɔeawo, amesiwo
ŋkɔwo [v]woŋlɔ ɖe agbegbalẽa me
la ŋuti.
4 Dzi nadzɔ mi le Aƒetɔ la me
ɖaasi; megale egblɔm bena: Dzi
nadzɔ mi![z] 5 Amewo katã nanya
miaƒe tufafa! Aƒetɔ la gogo. 6 [a]Mi-
gatsi dzimaɖi le naneke ŋuti o,
[b]ke boŋ le nusianu me la mitsɔ
gbedodoɖa kple kukuɖeɖe na Ma-
wu nanya miaƒe dzimedidiwo, eye
mitsɔ akpedada kpe ɖe eŋuti.
7 Eye Mawu ƒe ŋutifafa, si ƒo gɔ-
mesesewo katã ta la, adzɔ miaƒe
dziwo kple miaƒe tamesusuwo ŋu
adzra wo ɖo le Kristo Yesu me.[d]
8 Mlɔeba la, nɔviwo, nusiwo
nye nyateƒe,[e] nusiwo dzea bubu.
nusiwo le dzɔdzɔe, nusiwo le dza-
dzɛ, nusiwo dze na lɔlɔ̃, nusiwo
dze na gbɔgblɔ, ne nudzeamewɔ-
wɔa ɖe li, eye ne kafukafua ɖe
li la, misusu nusiawo ŋuti! 9 Nu-
siwo hã miesrɔ̃, eye miexɔ, eye
miese, eye miekpɔ le gbɔnye la,
nusiawo ke miwɔ,[h] eye ŋutifafa
Mawu la anɔ anyi kpli mi.

Apostolo la da akpe na Filipitɔwo le domenyonunana, si woɖo ɖee la ŋuti.

10 Ke mekpɔ dzidzɔ geɖe le
Aƒetɔ la me bena, azɔ la miega-
kpɔ ŋusẽ yeye hesusu nusi nyo
nam, nusi ŋuti miesusu hã, ke
ɣeyiɣi la sesẽ na mi. 11 Menye
ɖe megblɔ esia le hiahiã ŋuti o;
elabena nye la mesrɔ̃e bena, anyi-
nɔnɔ, si ke me mele la, [n]nadze
ŋunye. 12 Menya alesi mabɔbɔ
ɖokuinye ɖe anyi, eye meganya
alesi makpɔ nu geɖe hã; le nu-
sianu kple nuwo katã me la me-
srɔ̃ nu ɣaɣla sia bena, maɖi ƒo,
eye dɔ nawum hã; makpɔ nu ge-
ɖe, eye hiã natum hã.[p] 13 Metea
ŋu wɔa nuwo katã le Kristo, amesi
doa ŋusẽm la me.[r] 14 Gake la
miewɔe nyuie be, miexɔ nam le
nye xaxa me. 15 Ke, mi Filipi-
tɔwo hã, mienyae bena, le nya-
nyuie la ƒe gɔmedzedzea me, esi
medzo le Makedonia la, [t]hamea
ɖeke mekpe ɖe ŋunye le nunana
kple nuxɔxɔ ƒe akɔnta gome o,
negbe miawo ɖeɖekoe, 16 eye
esime menɔ Tesalonika gɔ̃ hã la,
mieɖo nusiwo hiãm la ɖem zi ɖeka
kple zi eve. 17 Menye be, mele
nane dim o, ke boŋ mele didim
bena, kutsetse nasɔ gbɔ ɖe edzi
na miaƒe akɔnta.[u] 18 Ke nuwo
katã le asinye, eye megba go;
elabena esi mexɔ nuawo tso mia
gbɔ to [y]Epafrodito si me, nusiwo
nye ʋeʋẽ lilili kple vɔsasa nyui,
si dze Mawu ŋu la, meyɔ fũ.
19 Ke nye Mawu la ana miaƒe
hiahiã katã nazu nukpɔkpɔ taŋ-
taŋ le eƒe kesinɔ la nu le ŋuti-
kɔkɔe me le Kristo Yesu me.
20 Ke Mawu, mía Fofo la tɔ na-

[a] Kor. I. 9, 24.
[b] Kor. I. 2, 6.
[d] Yoh. 14, 27; Kol. 3, 15.
[e] Ro. 12, 17.
[f] Gal. 6, 16.
[g] Kor. I. 11, 1.
[h] Tes. I. 5, 23.
[i] Kor. I. 1, 23; Gal. 6, 12.
[k] Ro. 16, 18.
[l] Ef. 2, 6; Kol. 3, 1; Heb. 12, 22.
[n] Tim. I. 6, 6.
[o] Kor. I. 15, 43. 49. 53.
[p] Kor. II. 6, 10.
[r] Kor. II. 12, 10.
[s] Kor. II. 1, 14; Tes. 2, 19. 20.
[t] Kor. II. 11, 9.
[u] Kor. I. 9, 11.
[v] Lu. 10, 20.
[y] 2, 25.
[z] 3, 1; Kor. II. 13, 11.
[a] Mat. 6, 25-34; Pet. I. 5, 7.
[b] Ps. 145, 18.

nye kafukafu tso mavɔ me yi de
mavɔ me! Amen.

Agbalẽ la ƒe nuwuwu-kple yayradinamenyawo.

21 Miɖuɖɔ ame kɔkɔewo katã
nam ƒã le Kristo Yesu me! Nɔvi,
siwo le gbɔnye la, ɖuɖɔ mi ƒã.
22 Ame kɔkɔewo katã ɖuɖɔ mi
ƒã, vevietɔ amesiwo tso kaisaroƒe
me la.
23 Mía Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve nanɔ anyi kpli mi!
Amen.

---

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE KOLOSETƆWO.

---

Kpɔkplɔyideme.

1. Paulo, Yesu Kristo ƒe apostolo
to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me, kple
nɔvi Timoteo la 2 woŋlɔ ɖo ɖe
ame kɔkɔe, siwo le Kolose kple
nɔvi, siwo nye xɔsetɔwo le Kristo
me la: Amenuveve kple ŋutifafa,
si tso Mawu, mía Fofo, kple Aƒetɔ
Yesu Kristo gbɔ la, woana mi![d]

Akpedada kple gbedododa le Kolosetɔwo
ƒe xɔse ta.

3 Míeda akpe na Mawu, si nye
mía Aƒetɔ Yesu Kristo Fofo la,
ɖaasi le míaƒe gbedododa ɖe mia
ta la me, 4 esime míese miaƒe
Kristo Yesu dzixɔse kple lɔlɔ̃, si
mietsɔ lɔ̃ ame kɔkɔewo katã la,[g]
5 le mɔkpɔkpɔ, si wodzra ɖo na
mi le dziƒowo me, si miese tsã le
nyanyuie ƒe nyateƒenya la me la
ŋuti, 6 esi va mia gbɔ, abe alesi
wòle xexe blibo la katã hã me
ene, eye wòtsea ku, eye wòtsina,
abe alesi wòle le miawo hã mia
dome tso ŋkeke ma, si dzi miese,
eye miedze si Mawu ƒe amenuve-
ve le nyateƒe me la ene, 7 abe
alesi miesrɔ̃e hã le [n]Epafra, mía
hadɔwɔla lɔlɔ̃tɔ, si nye Kristo ƒe
subɔla nyateƒetɔ na mi la gbɔ
ene; 8 amesia ke gblɔ miaƒe lɔlɔ̃
le gbɔgbɔ me la fia mí.
9 Eyata míawo hã, tso ŋkeke,
si dzi miesee la, [p]míedzudzɔ gbe-
dododa kple kukuɖeɖe ɖe mia ta
o, bene eƒe lɔlɔ̃nu ƒe sidzedze
nayɔ mi fũ le gbɔgbɔ ƒe nunya
kple gɔmesese katã me, 10 bene
miazɔ alesi dze Aƒetɔ la hena eƒe
ŋudzedze katã, miatse ku le dɔ
nyui sia dɔ nyui wɔwɔ [u]me, 11
eye miatsi le [v]sidzedze Mawu me,
eye wòado ŋusẽ mi kple ŋusẽ katã
le eƒe ŋutikɔkɔe ƒe ŋutete la nu
hena dzidodo kple dzigbɔgbɔ ble-
wu katã; 12 eye mitsɔ dzidzɔ da
akpe na Fofo, si na miedze ame
kɔkɔewo ƒe domenyinyi ƒe gome-
kpɔkpɔ le kekeli la me,[a] 13 amesi
ɖe mí tso viviti ƒe ŋusẽ la me,
eye wòtsɔ mí ɖo eƒe lɔlɔ̃vi ƒe fia-
ɖuƒe la me,[b] 14 amesi me míekpɔ
fexexeɖeta, si nye nuvɔ̃keke la
le,[e] 15 amesi nye Mawu makpɔma-
kpɔ ƒe nɔnɔme kple nuwɔwɔwo
katã ƒe ŋgɔgbevi la.[f]

Kristo kple eƒe nyanyuie la ƒe ŋutikɔkɔe.

16 Elabena wowɔ nuwo katã le
eya ke me, nusiwo le dziƒowo kple
nusiwo le anyigba dzi; nusiwo wo-
kpɔna kple nusiwo womekpɔna o;
eɖanye fiazikpuiwo o alo aƒetɔ-
nyenyewo o; eɖanye dziɖulanye-
nyewo o alo ŋusẽwo o: Wowɔ nu-
wo katã to eyama me, eye wowɔ
wo hena eyama,[h] 17 eye eyama
tre dzɔdzɔ na nuwo katã, eye nu-
wo katã nɔa anyi le eyama me,[i]
18 eye eyamae nye ŋutilã, [k]si nye
hame la ƒe ta, amesi nye gɔme-
dzedze kple [l]ŋgɔgbevi tso ame
kukuwo dome, bene wòanye gbãtɔ
na nuwo katã; 19 elabena edze
Mawu ŋu bena, agbɔsɔsɔ blibo
la katã nanɔ eyama me,[o] 20 eye
wòto eyama dzi lé avu le nuwo
katã kple eɖokui dome, esi wòto
eƒe atitsoga ƒe ʋu la me wɔ ŋuti-
fafa kple nusiwo le anyigba dzi
kpakple nusiwo le dziƒowo la, to
eyama dzi.[r] 21 Eye mi amesiwo
nye [s]ame tutɔwo kple [t]ketɔwo le
miaƒe tamesusu me le dɔwɔwɔ
vɔ̃wo me tsã la; 22 ke azɔ la elé
avu le mia kplii dome le eƒe anyi-
gba dzi ŋutilã la me to ku me,
bene [y]wòatsɔ mi aɖo kɔkɔetɔwo
kple mokaka manɔŋutɔwo kpa-
kple fɔmabumabutɔwo le eƒe ŋku
me, 23 nenye bena, mienɔ xɔse

[a] Ef. 1, 11.
[b] 2, 15.
[d] Ro. 1, 7.
[e] Ef. 1, 7.
[f] Heb. 1, 3.
[g] Ef. 1, 15.
[h] Yoh. 1, 3. 10.
[i] Lod. 8, 25-27.
[k] Heb. 1, 22.
[l] Dɔ. 26, 23; Nyaɖ. 1, 5.
[n] 4, 12.
[o] 2,9; Yoh. 1, 16.
[p] Ef. 1, 16. 17
[r] Ef. 1, 10; Yoh. I. 2, 2.
[s] Ef. 2, 12; 4, 18
[t] Ro. 5, 10.
[u] Ef. 4, 1; Fil. 1, 27.
[v] Kor. I. 1, 5.
[y] Ef. 5, 27.

me, abe amesiwo gɔme wodo
anyi, eye wole tsitre sesĩe ene,
eye miagana woate mi ɖa tso
nyanyuie ƒe mɔkpɔkpɔ, si mlese,
si woɖe gbe ƒã na nuwɔwɔwo
katã le dziƒo te, esi ƒe subɔla nye
Paulo mezu la me o.
24 Azɔ la mekpɔa dzidzɔ [d]le fu.
siwo mekpena le mía ta la me,
eye mewua nusiwo susɔ le Kristo
ƒe fukpekpewo me la nu le nye
ŋutilã me, le eƒe ŋutilã, si enye
hame la ta, 25 esi ƒe subɔla mezu
le Mawu ƒe xɔnuvinyenye, si wo-
nam le mia ta la nu, bena mawu
mawunya ƒe dɔ la nu: 26 Nya
ɣaɣla, si woɣla ɖi tso ŋɔli mavɔ-
wo kple dzidzimewo me ke; ke
azɔ la eɖee fia eƒe ame kɔkɔe-
wo,[i] 27 amesiwo Mawu di be, yea-
na woanya nusi nye nya ɣaɣla
sia ƒe ŋutikɔkɔe ƒe kesinɔnyenye
le trɔ̃subɔlawo dome, si nye Kri-
sto le mia me, [l]amesi nye ŋuti-
kɔkɔe ƒe mɔkpɔkpɔ, 28 amesi mía-
wo míele gbe ƒã ɖem hele nu
xlɔ̃m amesiame, eye míele nu
fiam amesiame le nunya sia nu-
nya me, [n]bene míaɖo amesiame
anyi blibo le Kristo me; 29 nusi
ta hã medzea agbagba ɖo, eye
meʋlina le eƒe ŋusesẽ, si sẽa ŋu
ŋusẽtɔe le menye la nu.

**Nuxɔxlɔ̃ bena, woalé Kristo, si nye agbe katã ƒe vudo la ɖe asi sesĩe, eye womana aʋatsonuƒiálawo naflu wo o.**

**2.** Elabena mele didim be, mia-
nya alesi meʋlina ŋutɔ le mia
kple amesiwo le Laodikea kpa-
kple ame alesi nu mekpɔ ŋkunye
me le ŋutilã me o la ta, 2 bene
woafa akɔ na woƒe dziwo, eye
woabla wo ɖeka le lɔlɔ̃ me hena
gɔmesese ƒe kakaɖedzi blibo ƒe
kesinɔnyenye katã, bena woadze
si Mawu, Fofo, kple Kristo ƒe
nya ɣaɣla la, 3 amesi me woɣla
nunya kple sidzedze ƒe kesinɔ-
nuwo katã ɖo.[u]
4 Ke esia gblɔm mele bena,
[y]amea ɖeke nagable mi kple nya-
ƒoƒoɖeamenu o. 5 Elabena ne nye-
mele mia gbɔ [z]le ŋutilã me o hã
la, mele mia gbɔ le gbɔgbɔ me,
eye dzi le dzɔyem, esi mekpɔa
[a]miaƒe ɖoɖo kple miaƒe Kristo
dzixɔse ƒe kelili. 6 Azɔ abe alesi
mlexɔ Kristo Yesu, Aƒetɔ la, ne-
nema ke mizɔ le eyama me, 7 eye

[a]mianye amesiwo do ke, [b]eye wo-
tu wo ɖe eyama me, eye woli ke
wo ɖe xɔse me, abe alesi wofia
mi ene, eye mlagba go le akpe-
dada me.
8 Mlkpɔ nyule, bena amea ɖeke
nagakplɔ mi ayi aboyo to xexe-
menunya kple beble dzodzro me
o, le amewo ƒe [c]nuɖoanyi kple
xexeme ƒe gɔmedzenuwo la nu,
eye menye le Kristo nu o. 9 Ela-
bena Mawu ƒe agbɔsɔsɔme blibo
la katã nɔ eyama me le ŋutilã ƒe
nɔnɔme,[f] 10 eye woyɔ mi taŋ le
eyama, [g]si nye ta na dziɖulanye-
nye kple ŋusẽwo katã la me, 11
amesi me wotso aʋa na mi le hã
kple aʋatsotso, si menye asi wo-
tsɔ tsoe o, [h]to ŋutilã ƒe ame blibo
la ƒe ɖeɖeɖa me le Kristo ƒe aʋa-
tsotso me, 12 eye woɖi mi kpa-
kplii le mawutsidedetaname me,
amesi me woƒɔ mi ɖe [k]tsitre hã
le to Mawu, si fɔe ɖe tsitre tso
ame kukuwo dome la ƒe ŋusẽdɔ-
wɔwɔ dzixɔse la me. 13 Eye mi,
amesiwo nye ame kukuwo le dzi-
dadawo kple miaƒe ŋutilã ƒe aʋa-
matsomatso me la, egbɔ agbe mi
kpakplii hã, esi wòtsɔ dzidadawo
katã ke mi,[o] 14 esi wòtutu ŋɔŋlɔ,
si wotsɔ asi ŋlɔe ɖe mía ŋuti le
sedeɖewo me, [p]si tsi tre ɖe mía
ŋuti la, eye woɖee ɖa le mía kple
Mawu dome, esime woklãe ɖe
atitsoga ŋuti la, 15 eye wòɖe dzi-
ɖulanyenye kple ŋusẽwo ɖi, eye
wòdo ŋukpe wo le gaglãgbe, eye
wòkpɔ dziɖuɖudzidzɔ ɖe wo dzi
to me.[r]
16 Eyata migana amea ɖeke
nadrɔ̃ ʋɔnu mi le nuɖuɖu alo
nunono ŋuti alo le ŋkekenyule alo
ɣletidzeɖzi alo Sabat la gome o.[s]
17 Esiawo nye nusiwo gbɔna la
ƒe vɔvɔli; ke nu la ŋutɔ le Kristo
me va.[t] 18 Migana amea ɖeke
nate dziɖuɖufetu la mi o, alesi
wole didim [v]le ɖokuibɔbɔɖeanyi
kple mawudɔlawo ƒe subɔsubɔ me,
eye wòge ɖe nusiwo mekpɔ kpɔ
o la me, eye eƒe ŋutilãtamesusu
doe ɖe dzi glodzoo dzodzro, 19 eye
melė ɖe ta ŋuti o, amesi gbɔ ŋu-
tilã blibo la katã kpɔa kpekpe-
ɖeŋuti tsone, eye woblae ɖeka to
funuɖeƒeewo kple kawo me, eye
wòtsina le tsitsi, si tsoa Mawu
gbɔ la nu.[b] 20 Ne mia kple Kristo

[a] Ef. 2, 17.
[b] Ef. 2, 22.
[d] Ef. 3, 13.
[e] kp. 20.
[f] Yoh. 1, 14. 16.
[g] Ef. 1, 21.
[h] Pet. 1. 3, 21; Ro. 2, 29.
[i] Ro. 16, 25. 26.
[k] Ro. 6, 4; ta 3, 1.
[l] Tim. 1. 1, 1.
[n] kp. 22.
[o] Ef. 2, 1. 5.
[p] Ef. 2, 15.
[r] 1, 13.
[s] Ro. 14, 1—12.
[t] Heb. 8, 5; 10, 1.
[u] Kor. 1. 1, 24. 30.
[v] kp. 23.
[y] Ro. 16, 18.
[z] Kor. 1. 5, 3.
[a] Kor. 1. 14, 40.
[b] Ef. 4, 15. 16.

mieku na xexe sia me ƒe gɔme-
dzenuwo la,[a] ekema nukaŋuti mie-
na wogale se dem na mi abe ɖe
miegale agbe le xexeame ene be-
na: 21 „Megalée ɖe asi o! Me-
gaɖoe kpɔ o! Megaka asi eŋu
o!“ 22 nusiwo katã le gbegblẽ ge
to wo ŋutidɔwɔwɔ me le [d] amewo
ƒe sededewo kple nufiafiawo nu
la mahã? 23 Nusiawo tɔgbe xɔ
nunya ƒe ŋkɔ le subɔsubɔ, si woa
ŋutɔwo tia kple ɖokuibɔbɔɖeanyi
kpakple ŋutilã ƒe fuwɔwɔ me:
menye le bubunua ɖeke me o,
ke boŋ hena ŋutilã ƒe ƒodidi.[h]

Nuxɔxlɔ̃ hena dziƒotamesusu kple zɔzɔ abe Kristo ene.

3. Azɔ ne wofɔ [k] mia kple Kristo
ɖe tsitre la, ekema midi nu-
siwo le dziƒo, afisi Kristo bɔbɔ
nɔ anyi ɖo le Mawu ƒe nuɖusi
me. 2 Mitsɔ miaƒe tamesusuwo
ɖo dziƒonuwo ŋu, menye anyigba-
dzinuwo ŋu o.[n] 3 Elabena [o] mieku,
eye wotsɔ miaƒe agbe kple Kri-
sto ɣla ɖe Mawu me. 4 Ne Kri-
sto, si nye miaƒe agbe la, ado la,
ekema miawo hã miado kpakplii
le [r] ŋutikɔkɔe me.
5 Eyata miwu mia ŋutinu, siwo
le anyigba dzi; ahasiwɔwɔ, ma-
kɔmakɔnyenye, fiẽŋufiẽŋui, nu-
dzodzro vɔ̃ kple ŋukeklẽ, si nye
trɔ̃subɔsubɔ;[t] 6 nusiwo ta Mawu
ƒe dziku va vi sẽtowo dzi ɖo,[u] 7
nusiwo me miawo hã miezɔ le tsã,
esime mienɔ agbe le nusiawo me.
8 Ke azɔ miawo hã miɖe nusiawo
katã, siwo nye: Dziku, dɔmedzoe,
nu tovo wɔwɔ, busunyagbɔgblɔ,
ŋukpenanyawo la ɖa tso miaƒe nu
me;[v] 9 migaka aʋatso na mia nɔe-
wo o; elabena mieɖe ame xoxoa
kple eƒe nuwɔnawo ɖa,[y] 10 eye
[z] mido ame yeye, si wowɔ yeye
hena sidzedze le amesi wɔe la ƒe
[a] nɔnɔme nu, 11 afisi Helatɔ kple
Yudatɔ, aʋatsotso kple aʋama-
tsomatso, gbegãdzitɔwo kple Ski-
tetɔ, kluvi kple ablɔɖevia ɖeke
megali o, ke Kristo enye wo katã,
eye wòle wo katã me.[d]
12 Eyata esi mienye Mawu ƒe
[e] ame tiatiawo kple ame kɔkɔewo
kpakple lɔlɔ̃viwo ŋuti la, mido
dɔmetɔtrɔ kple nublanuikpɔkpɔ,
dɔmekɔkɔ, ɖokuibɔbɔɖeanyi, dɔ-
mefafa, dzigbɔgbɔ blewu, 13 eye

[a] Gal. 4, 3. 9.
[b] Mat. 6, 14; Ef. 4, 2. 32.
[d] Yes. 29, 13; Mat. 15, 9.
[e] Ro. 13, 8. 10.
[f] Fil. 4, 7.
[g] Kor. I. 12, 13. 27.
[h] Ro. 13, 14; Tim. I. 4, 3.
[i] Ef. 5, 19.
[k] 2, 12.
[l] Kor. I. 10, 31.
[n] Mat. 6, 33.
[o] Ro. 6, 2.
[p] kp. 18-4, 1 kpɔ Ef. 5, 22—6, 9.
[r] Kor. I. 15, 43.
[s] Pet. I. 3, 7.
[t] Ro. 6, 6; 8, 13.
[u] Ef. 5, 6.
[v] Ef. 4, 31. 29.
[y] Ef. 4, 25. 22.
[z] Ef. 4, 24.
[a] Mo. I. 1, 27.
[h] Ro. 2, 11.
[d] Gal. 3, 28.
[e] Pet. I. 2, 9.
[f] Mo. III. 25, 43.

mihe adodo kple mia nɔewo, eye
mitsɔ ke mia nɔewo, ne nyaa ɖe
le amea ɖe si ɖe amea ɖe ŋuti
la, alesi Kristo hã tsɔ ke mii la,
miawo hã miwɔ nenema ke![b] 14
Ke hekpe ɖe nusiawo katã ŋuti
la mido lɔlɔ̃, si nye blibonyenye
la ƒe nublanu.[e] 15 Eye Kristo ƒe
[f] ŋutifafa naɖu dzi le miaƒe dzi-
wo me, nusi ŋuti woyɔ mi vɛ hã
[g] le ŋutilã ɖeka me, eye mizu ame
dakpewo! 16 Mina Kristo ƒe nya
la nanɔ mia me geɖe fũ, eye mi-
tsɔ nunya sia nunya fia nu mia
nɔewo, eye mixlɔ̃ nu mia nɔewo
[i] kple Psalmowo kple kafukafu-
hawo kpakple gbɔgbɔ me hawo,
eye midzi ha le amenuveve me
na Mawu le miaƒe dziwo me. 17
Eye nusianu, si miewɔna le nu-
ƒoƒo alo dɔwɔwɔ me la, miwɔ ye
katã le Kristo Yesu ƒe ŋkɔa dzi,
eye mida akpe na Mawu Fofo la
le eyama me.[l]

[p] Dodo na kristotɔwo.

18 [p] Mi nyɔnuwo la, mibɔbɔ mia
ɖokui na mia srɔ̃wo, abe alesi wò-
dze le Afetɔ la me ene. 19 Mi
ŋutsuwo la, milɔ̃ mia srɔ̃wo, eye
migawɔ dɔmevevi le wo ŋu o.[s]
20 Mi ɖeviwo la, miɖo to mia dzi-
lawo le nusianu me; elabena esia
dze Afetɔ la ŋu nyuie. 21 Mi fo-
fowo la, migado dziku na mia vi-
wo, bene dzika nagatsɔ wo ƒo o.
22 Mi dɔlawo la, miɖo to miaƒe
afetɔwo le ŋutilã nu le nusianu
me; menye le ame ŋku me nu-
wɔwɔ me, abe alesi wòdzea ame-
wo ŋu la ene o, ke boŋ le dzime-
kɔkɔ me le Afetɔ la vɔvɔ̃ me;
23 eye nusianu, si ke miewɔna la,
miwɔe tso dzi me, abe Afetɔ lae
miewɔe na ene, eye menye na
amewo o, 24 esi mienya bena,
miaxɔ domenyinyi ƒe teƒeɖoɖo
tso Afetɔ gbɔ la. Miesubɔ Afetɔ
Kristo! 25 Elabena amesi ke wɔa
nu madzɔmadzɔ la, axɔ nu ma-
dzɔmadzɔ, si wòwɔ la ƒe fetu,
eye ŋkumekpɔkpɔa ɖeke mele
eme o.[b]

Nuxɔxlɔ̃ le gbeɖeɖoɖa ɖe apostolo la hã ta kple Kristo ƒe nya ɣaɣlawo gbɔgblɔ ŋuti.

4. Mi afetɔwo la, miwɔ nusi dzɔ,
eye wòsɔ la, na miaƒe dɔla-
wo, esi mienyae bena, Afetɔ li na
miawo hã le dziƒo la ta.[f]

2 Minɔ [a]gbedododa dzi ɖaa, eye
minɔ ŋudzɔ le eme kple akpe-
dada, 3 eye [b]mido gbe ɖa ɖe mía-
wo hã mía ta, bene Mawu [d]naʋu
nya la ƒe ʋɔtru na mí, ne mía-
gblɔ Kristo ƒe nya ɣaɣla, si ŋuti
woblam ɖo hã, 4 bene maɖe esia
ɖe go afia, abe alesi wòdzem be,
maƒo nu la ene. 5 Mizɔ le nunya
me le amesiwo le egodo la ŋku
me, eye miwɔ ɣeyiɣi la ŋuti dɔ
blibo.[f] 6 Mina [g]amenuveve kple
[h]dze nanɔ miaƒe nya me ɖaasi,
bena mianya alesi wòdze be, mia-
ɖo nya ŋuti na ameslame.
7 Nusiwo katã va dzɔ ɖe dzi-
nye la, Tixiko, nɔvi lɔlɔ̃tɔ kple
subɔla nuteƒewɔla kpakple hadɔ-
wɔla le Aƒetɔ me la, ana mianyae,
8 amesi medɔ ɖo ɖe mia gbɔ le
esia ta, bene mianya alesi míele,
eye wòafa akɔ na miaƒe dziwo;[k]
9 eye metsɔ [l]Onesimo, nɔvi nu-
teƒewɔla lɔlɔ̃tɔ, si tso mia dome
la, hã kpe ɖe eŋuti; eye wòana
mianya nusiwo katã le afisia.

Ɖuɖɔ kple nuwunyawo.

10 [o]Aristarxo, hanyegatɔ, kple
Marko, Barnaba srɔ̃nyi, si ŋuti
miexɔ du le la — ne eva mia gbɔ
la, mixɔe — 11 kple Yesu, si wo-
yɔna be Yusto, amesiwo tso aʋa-
tsotsoa me la, ɖuɖɔ mi fã; ame-
siawo ɖeɖekoe nye hanyedɔwɔ-
lawo na Mawu ƒe fiaɖuƒe la, ne-
nem me siawo zu akɔfafa nam.
12 [e]Epafra, amesi tso mia dome,
si nye Kristo ƒe dɔla la, ɖuɖɔ mi
fã; eyae nye amesi nɔa mia ta
ʋlim le gbedododa me ɖaasi, bene
mianɔ tsitre abe amesiwo le bli-
bo, eye wokpɔ kakaɖedzi blibo
le Mawu ƒe lɔlɔ̃nu katã ŋuti ene.
13 Elabena mele ɖase ɖim le eŋuti
bena, ekpɔ agbagbadzedze geɖe
le mia kple amesiwo le Laodikea
kpakple amesiwo le Hierapoli la
ta. 14 Luka, atikewɔla lɔlɔ̃tɔ la,
kple Dema woɖuɖɔ mi fã.[i] 15 Mie-
ɖuɖɔ nɔvi, siwo le Laodikea la
fã hekpe ɖe Nimfa kpakple ha-
me, si le eƒe me la ŋu. 16 Eye
ne miexlẽ agbalẽ la vɔ la, miwɔe
be, woaxlẽe le Laodikea hame hã,
eye ne miawo hã miaxlẽ Laodi-
keatɔwo tɔ. 17 Eye migblɔ na
Arxipo bena: Kpɔ subɔsubɔdɔ, si
su asiwò le Aƒetɔ me la dzi, be
nawu enu![n]
18 [p]Ɖuɖɔ, si nye Paulo metsɔ
nye asi ŋlɔe la, enye si. Miɖo
ŋu nye kɔsɔkɔsɔwo! Amenuveve
nanɔ anyi kpli mi!

a Tes. I. 5, 17. b Ro. 15, 30; Ef. 6, 19; Tes. II. 3, 1. d Kor. I. 16, 9. e 1, 7. f Ef. 5, 15. 16; Tes. I. 4, 12. g Ef. 4, 29. h Mar. 9, 50. i Tim. II. 4, 10. 11; Filem. 24. k Ef. 6, 22. l Filem. 10. n Filem. 2. o Dɔ. 19, 29; 27, 2. p Kor. I. 16, 21; Tes. II. 3, 17.

# PAULO ƑE AGBALẼ GBÃTƆ,
# SI WÒŊLƆ ƊO ƊE TESALONIKATƆWO.

Apostolo la ƒe akpedada na Mawu le nyanyuie
la xɔxɔ nyuie le Tesalonika ŋuti.

1 Paulo kple [r]Silvano kple Ti-
moteo woŋlɔ ɖo ɖe Tesalonika-
tɔwo ƒe hame, si le Mawu, Fofo
la, kple Aƒetɔ Yesu Kristo me:
Amenuveve kple ŋutifafa, si tso
Mawu, mía Fofo kple Aƒetɔ Yesu
Kristo gbɔ la, woana mi!
2 Míeɖaa akpe na Mawu ɖaasi
le mi katã mia ta, eye míeɖoa
ŋku mia dzi le míaƒe gbedododa-
wo me, 3 eye ɖaa míeɖoa ŋku miaƒe
xɔse ƒe dɔwɔwɔ kple lɔlɔ̃ ƒe agba-
gbadzedze kpakple mɔkpɔkpɔ na
mía Aƒetɔ Yesu Kristo la ƒe dzi-
dodo le Mawu, mía Fofo ƒe ŋku
me la dzi.[y] 4 Elabena, nɔvi, siwo
Mawu lɔ̃na la, mienya miaƒe tiatia
la; 5 elabena míaƒe nyanyuie la
meva mia gbɔ le nya me ɖeɖeko
o, ke boŋ le [s]ŋusẽ kple Gbɔgbɔ
kɔkɔe kpakple kakaɖedzikpɔkpɔ
geɖe me hã, abe alesi mienya
amesi ƒomeviwo míenye le mia
dome le mia ta la ene. 6 Eye
miawo miezu míawo kple Aƒetɔ
la [t]srɔ̃lawo, esi miexɔ nya la le
xaxa geɖe me kple Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe ƒe dzidzɔ, 7 ale bena mietrɔ
zu kpɔɖeŋu na amesiwo katã xɔ-
nɛ sena le [u]Makedonia kple Axa-
ya. 8 Elabena Aƒetɔ ƒe nya la
ɖi hoo tso mia gbɔ, menye le Ma-
kedonia kple Axaya ɖeɖeko o, ke
boŋ [v]miaƒe Mawu dzixɔse la ɖo
afisiafi, ale bena naneke gbɔgblɔ
megahiã mí o; 9 elabena woa ŋu-

r Dɔ. 15, 40; 16, 14; 17, 1. 10; Tes. II. 1, 1. s Kor. I. 2, 5. t Kor. I. 4, 16. u 4, 10. v Ro. 1, 8. y Kor. I. 13, 13.

tɔwo gblɔa nya flana le mía ŋuti,
vava, si ƒomevi me míeva mia
gbɔ le, kple [a]alesi mietrɔ tso trɔ̃-
wo gbɔ va Mawu gbɔ, bena mia-
subɔ Mawu gbagbe vavãtɔ la, 10
eye mialala Via tso dziƒo, amesi
wòfɔ ɖe tsitre tso ame kukuwo
dome, Yesu, si ɖe mí tso dziku,
si gbɔna la me.[d]

**Apostolo la ɖe ŋku eƒe ɖokuilĕle nyui le wo dome dzi na nɔviawo, da akpe na Mawu le woƒe kelili le xɔse me ta, eye wòdi vevie bena, yeagakpɔ wo ɖa.**

**2.** Elabena, nɔviwo, mia ŋutɔwo
mienyae bena, [g]míaƒe mia gbɔ
vava la menye dzodzro o, 2 ke
boŋ [h]wònye míekpe fu, eye wodo
vlo mí le Filipi tsã hafi, abe alesi
mienyae ene, gake míekpɔ dzi-
deƒo le mía Mawu me hegblɔ eƒe
nyanyuie la fia mi le ʋiʋli gede
me. 3 Elabena míaƒe nuxɔxlɔ̃ me-
tso beble alo makɔmakɔnyenye
me o, eye mele alakpadada me o,
4 ke boŋ abe alesi Mawu kpɔ mí
míedze bena, [i]wòtsɔ nyanyuie la
de asi na mí ene la, nenema ke
míegblɔnɛ; [k]menye abe amesiwo
dzea amewo ŋu ene o, ke boŋ abe
amesiwo dzea Mawu, si dzroa mía-
ƒe dziwo me kpɔna la ŋu ene.
5 Elabena womekpɔ mí yeade-
keyi míele numevivinyawo gblɔm,
eye míele alakpa hã dam le ŋu-
keklẽ ta kpɔ o, [o]abe alesi mie-
nyae ene. Mawue nye ɖaseɖila!
6 Eye míedi bubu tso amewo gbɔ
hã o, eɖanye miawo alo ame bu-
buwo gbɔ o, wònye míate ŋu aɖo
ame mía ɖokui abe Kristo ƒe apo-
stolowo ene hafi,[r] 7 ke míeƒa tu
le mia dome, abe alesi vidada
kpɔa ye ŋutɔ viawo dzi ene, 8
nenema ke esi míelɔ̃a nu le mia
gbɔ o ŋuti la, edze mía ŋu nyuie
bena, menye Mawu ƒe nyanyuie
la ɖeɖeko mietsɔ na mi o, ke mía
ŋutɔwo míaƒe agbe hãe boŋ; ela-
bena mietrɔ zu míaƒe lɔlɔ̃tɔwo.
9 Elabena, nɔviwo, miedo ŋku
míaƒe agbagbadzedze kple kutri-
kuku dzi: Zã kple keli míewɔ dɔ,
bena míagazu agba na mia dome
amea ɖeke o, eye ale míegblɔ
Mawu ƒe nya la fia mi.[t] 10 Mia-
woe nye ɖaseɖilawo kple Mawu
hã, alesi míenɔ anyi kɔkɔe kple
dzɔdzɔe kple mokaka manɔŋui le
mi amesiwo xɔe se la gbɔ, 11 eye
mienyae hã bena, abe alesi ƒoƒo
wɔna na viawo ene la, nenema
ke míewɔ na mia dome amesia-
me: Míexlɔ̃ nu mi, eye míeƒa akɔ
na mi, 12 eye míeɖi ɖase na mi
be, [b]miazɔ bena mianye ame dze-
dzewo na Mawu, amesi yɔ mi va
ye ŋutɔ ƒe fiaɖuƒe kple ŋutikɔkɔe
gbɔ la.
13 Eye le esia ta míawo hã
[e]míedaa akpe na Mawu ɖaa bena,
esime miexɔ mawunya, si miese
le mía nu la, [f]miexɔe abe amewo
ƒe nya ene o, ke boŋ abe Mawu
ƒe nya ene, abe alesi wònye Ma-
wu ƒe nya vavã, si hã sẽa ŋu le
mi, amesiwo xɔnɛ sena la me ene.
14 Elabena miawo, nɔviwo, miezu
Mawu hame. siwo le Yudea le
Kristo Yesu me la, srɔ̃lawo; ela-
bena miawo hã miekpe fu mawo
ke tso mia ŋutɔwo mia dumeviwo
gbɔ, abe alesi woawo hã wokpee
tso Yudatɔwo gbɔ la ene; 15 ame-
siwo hã wu Aƒetɔ Yesu kple woa
ŋutɔwo ƒe nyagblɔɖilawo, eye
woti mía yome, eye womedzea
Mawu ŋu o, eye wonye amewo
katã ƒe adikãtɔwo,[l] 16 esi woxea
mɔ na mí, bena míagagblɔ nya na
trɔ̃subɔlawo, bene woaxɔ wo ɖe
agbe o, [n]bene woayɔ woƒe nuvɔ̃-
wo taŋtaŋ ɖaasi la ŋuti; ke dzi-
ku, si ava wo dzi la, yɔ taŋtaŋ.
17 Ke míawo la, nɔviwo, esi wo-
ɖe mí ɖa tso mia gbɔ yeyiyi kpuia
ɖe le ŋku me – menye le dzi me
o la – gede wu míeɖo vevie, eye
wòdzro mí ŋutɔ bena, míakpɔ mia
ŋku me.[p] 18 Eyata míedi be, mía-
va mia gbɔ, nye Paulo la zi ɖeka
kple zi eve hã; ke Satana xe mɔ
na mí. 19 Elabena amekae nye
míaƒe mɔkpɔkpɔ kple dzidzɔ kple
adegbeƒoƒo ƒe fiakuku la, ne me-
nye miawo hãe le mía Aƒetɔ Yesu
Kristo ŋku me le eƒe vava la me
o mahã?[s] 20 Elabena miawoe nye
míaƒe kafukafu kple dzidzɔ.

**Apostolo la kpɔ dzidzɔ le nya, siwo wòse tso Timoteo nu le hame la ŋuti la ta.**

**3.** Eyaŋuti esi míegate ŋu do dzi
o la, edze mía ŋu nyuie be-
na, [u]woagblẽ míawo ɖeɖe ɖi ɖe
Atene, 2 eye míeɖo [v]Timoteo, mía
nɔvi kple Mawu ƒe subɔla kple
hadɔwɔla le Kristo ƒe nyanyuie
me la ɖa, bene wòado ŋusẽ mi,

[a] Dɔ. 14, 15; Kor. I. 12, 2.
[b] Ef. 4, 1; Fil. 1, 27.
[d] Ti. 2, 13.
[e] 1, 2.
[f] Gal. 1, 11.
[g] 1, 5. 9.
[h] Dɔ. 16, 20-24; 17, 1–5.
[i] Tim. I. 1, 11.
[k] Gal. 1, 10.
[l] Dɔ. 2, 23; 7, 52.
[n] Mat. 23, 32. 33.
[o] Dɔ. 20, 33.
[p] Ro. 1, 11. 13.
[r] Yoh. 5, 41. 44.
[s] Fil. 2, 16; 4, 1.
[t] Kor. I. 4, 12.
[u] Dɔ. 17, 14. 15.
[v] Dɔ. 16, 1–3.

eye wòaxlɔ̃ nu mi le miaƒe xɔse ŋuti, 3 [a]bene amea ɖeke nagaʋuʋu le xaxa siawo me o; elabena mia ŋutɔwo mienyae bena,[b] esiawo ke ŋuti woɖo mí ɖo; 4 elabena esime míenɔ mia gbɔ la, míegblɔe ɖi na mi bena, miaɖo xaxa me tsã, abe alesi wòva ve me, eye mienyae hã la ene. 5 Eyata nye hã, esi nyemegate ŋu do dzi o la, medɔ ɖo ɖa, bene manya miaƒe xɔse, bena misela tela te mi kpɔ, [e]eye míaƒe agbagbadzedze zu dzodzro mahĩ! 6 Ke azɔ la, esi [f]Timoteo tso mia gbɔ va mía gbɔ, eye wòhe dzidzɔnya vɛ na mí le miaƒe xɔse kple miaƒe lɔlɔ̃ ŋuti, eye bena mietsɔa ŋkuɖoɖodzi nyui ɖoa ŋku mía dzi ɖaasi, eye bena edzroa miawo hã be, miakpɔ mí, abe alesi wòdzroa míawo hã be, míakpɔ mi ene la ŋuti; 7 eyata, nɔviwo, wofa akɔ na mí le mia ŋuti le míaƒe hlãkaka kple xaxa katã me to miaƒe xɔse me; 8 elabena azɔ la, ne miawo miele tsitre sesĩe le Afetɔ me la, míele agbe.

Paulo do gbe ɖa ɖe hame la ta.

9 Elabena akpedada ka míate ŋu atsɔ aɖo teƒe na Mawu le mia ta le dzidzɔ katã, si míekpɔna le mia ta le mía Mawu ŋku me la ŋuti mahã? 10 Zã kple keli míeɖea kuku ŋutɔŋutɔ, bena míakpɔ mia ŋku me, eye míaɖɔ nusi susɔ na miaƒe xɔse la ɖo wòazu blibo.

11 Ke Mawu, mía Fofo ŋutɔ kple mía Afetɔ Yesu Kristo nana míaƒe mɔ naɖo ta mia gbɔ. 12 Ke miawo la, Afetɔ ana miatsi ɖe dzi ahagba go le lɔlɔ̃ na mia nɔewo kple amewo katã me, abe alesi míawo hã míele na mi la ene, 13 bene wòaɖo ŋusẽ miaƒe dziwo, [p]be woanɔ anyi mokaka manɔŋui le kɔkɔenyenye me le Mawu, mía Fofo la ŋku me le mía Afetɔ Yesu Kristo kple eƒe ame kɔkɔewo katã ƒe vavagbe la! Amen.

Nuxɔxlɔ̃ hena kɔkɔenyenye.

4. Azɔ mlɔeba la, nɔviwo, míele kuku ɖem, eye míele nu xlɔ̃m mi le Afetɔ Yesu me, bene abe alesi miexɔe tso mía gbɔ, alesi dze be, miazɔ, eye miadze Mawu ŋu, eye abe alesi miezɔna hã ene la, miayi dzi geɖe wu; 2 elabena mienya se, siwo míede na mi to Afetɔ Yesu dzi. 3 Elabena esiae nye Mawu ƒe lɔlɔ̃nu, be miawɔ mia ɖokui kɔkɔe, eye miaɖe mia ɖokui ɖa atso ahasiwɔwɔ me, 4 eye mia dome amesiame nanya, [d]alesi wòaɖe ye ŋutɔ srɔ̃a le kɔkɔenyenye kple bubu me; 5 menye le nudzodzro ƒe fiẽŋufiẽŋui vevie me, abe alesi trɔ̃subɔla, siwo menya Mawu o la wɔna la ene o; 6 eye amea ɖeke nagaba nɔvia, eye wòatafae le dɔwɔwɔ me o; elabena Afetɔ lae nye nuslawo katã ƒe hlɔ̃biala, abe alesi míegblɔ tsã, eye míeɖi ɖase na mi la ene. 7 Elabena Mawu meyɔ mí na makɔmakɔnyenye o, ke boŋ na kɔkɔewɔwɔ. 8 Eyaŋuti amesi ke doa vlo esia la, menye amee wòdoa vloe o, ke boŋ Mawu, amesi na eƒe Gbɔgbɔ kɔkɔe mí lae wòdoa vloe.[g]

9 Ke le [h]nɔvilɔlɔ̃ ŋuti la mehiã mi bena, míaŋlɔe aɖo ɖe mi o; [i]elabena Mawu fia mia ŋutɔwo be, mialɔ̃ mia nɔewo; 10 elabena miewɔ esia ke na nɔvi, siwo katã le Makedonia blibo la katã. Ke míele nu xlɔ̃m mi, nɔviwo, bena miayi dzi geɖe wu, 11 eye miabui nudzeamee be, mianɔ anyi kpoo, eye miawɔ mia ŋutɔwo miaƒe dɔ, eye miatsɔ miaƒe asiwo awɔ dɔ, abe alesi míede se na mi la ene,[k] 12 bene miazɔ nyuie ɖe amesiwo le egodo la ŋuti, bene naneke nagahiã mi o.[l]

Míaƒe mɔkpɔkpɔ na amesiwo le alɔ̃ dom la.

13 Ke, nɔviwo, míele didim bena, mianɔ numanyamanya me le [n]amesiwo dɔ alɔ̃ la ŋuti o, bene miagaxa nu, abe ame bubu, [o]siwo mɔkpɔkpɔ meli na o la ene o. 14 Elabena ne miexɔe se bena, Kristo ku, eye wògafɔ ɖe tsitre la, nenema ke Mawu ato Yesu Kristo dzi akplɔ amesiwo dɔ alɔ̃ la hã ayi kpakplii.[r] 15 Elabena míele esia gblɔm na mi le Afetɔ la ƒe nyaa ɖe me bena, mí amesiwo susɔ le agbe yiɖase ɖe Afetɔ la ƒe vavagbe la, [s]míadze ŋgɔ na amesiwo dɔ alɔ̃ la o. 16 Elabena Afetɔ la ŋutɔ atsɔ aʋafla gã ƒe gbeɖeɖe kple mawudɔla gãtɔ ƒe gbe kple Mawu ƒe kpẽɖiɖi aɖi tso dzifo, eye amesiwo ku le Kristo me la, woatsi tre gbã;[t] 17 eme-

a Ef. 3, 13.
b Tim. II. 3, 12.
d Kor. I. 6, 13. 15.
e Fil. 2. 16.
f Dɔ. 18, 5.
g Lu. 10, 16.
h Yoh. 13, 34.
i Yer. 31, 33. 34.
k Ef. 4, 28; Tes. II. 3, 8. 12.
l Kol. 4, 5.
n Kor. I. 15. 20.
o Ef. 2, 12.
p Fil. 1, 10.
r Ro. 14, 9; Kor. 15, 3. 4. 12.
s Kor. I. 15, 51.
t Kor. I. 15, 23. 52.

gbe la mí amesiwo susɔ le agbe
la, woahe mí kpakpli wo siaa le
alilikpowo me aɖakpe Afetɔ la le
ya me,[b] eye ale míanɔ anyi kple
Afetɔ la ɖaasi. 18 Eyata mitsɔ
nya siawo fa akɔ na mia nɔewo.

Le Afetɔ ƒe vava evelia kple alesi amewo nanɔ ŋudzɔ ɖaa ŋuti.

5. Ke le ɣeyiɣiwo kple azãgbe-
wo ŋuti la, nɔviwo, mehiã mi
be, míaŋlɔe aɖo ɖe mi o;[d] 2 elabe-
na mia ŋutɔwo mienyae kɔte bena,
Afetɔ ƒe ŋkeke la gbɔna, abe alesi
fiafitɔ vana le zã me ene.[e] 3 Ela-
bena ne wole gbɔgblɔm be, [f]ŋuti-
fafa kple anyinɔnɔ dedie li la,
tete gbegblẽ ava lili wo, abe alesi
fuɖuame va lilia funɔ ene, eye
womate ŋu asi le enu kulẽ o. 4 Ke
miawo, nɔviwo, miele viviti me,
bena ŋkeke la naɖi ɖe mi abe fia-
fitɔ ene o; 5 elabena mi katã mie-
nye kekeli viwo kple ŋkeke vi-
wo; mienye zã alo viviti tɔ o.[n]
6 Eyata azɔ migana míanɔ alɔ̃
dɔm abe ame bubuwo ene o, ke
boŋ mina míanɔ ŋudzɔ, eye mía-
nɔ mo xexi. 7 Elabena amesiwo
dɔa alɔ̃ la, zãe wodɔa alɔ̃, eye
amesiwo mua aha la, zãe womua
aha; 8 ke mí amesiwo nye ŋkeke
tɔwo la, mina míanɔ mo xexi, eye
míado xɔse kple lɔlɔ̃ ƒe akɔta-
kpoxɔnu, eye míaɖɔ xɔxɔ ƒe mɔ-
kpɔkpɔ ƒe gakuku la.[r] 9 Elabena
Mawu meɖo mí na dziku o, ke
boŋ, bena xɔxɔ nasu mía si to
mía Afetɔ Yesu Kristo dzi, 10 ame-
si ku ɖe mia ta, [u]bena ne míele
ŋu alo míele alɔ̃ me la, [v]míanɔ
agbe kpakplii. 11 Eyata mifa akɔ
na mia nɔewo, [y]eye mido ŋusẽ mía
nɔewo, abe alesi miewɔna hã ene.

[a] Kor. I. 16, 18.
[b] Yoh. 12, 26; 17, [illegible]
[d] Mat. 24, 36.
[e] Mat. 24, 42-44; Pet. II. 3, 10; Nyaɖ. 3, 3; 16, 15.
[f] Yer. 6, 14; Mat. 24, 39.
[g] Lod. 20, 22; Ro. 12, 17; Pet. I. 3, 9.
[h] Fil. 4, 4.
[i] Lu. 18, 1; Ro. 12, 12; Kol. 4, 2.
[k] Ef. 5, 20.
[l] Kor. I. 14, 30. 39.
[n] Ro. 13, 12; Ef. 5, 8.
[o] Kor. I. 14, 1.
[p] Kor. I. 14, 29; Yoh. I. 4, 1.
[r] Ef. 6, 14–17.
[s] Kor. I. 1, 9; Tes. II. 3, 3.
[t] Kor. I. 16, 20.
[u] Ro. 14, 8. 9.
[v] 4, 14.
[y] Yu. 20.

Nuxɔxlɔ̃ kple gbedoname.

12 Ke míele kuku ɖem na mi,
nɔviwo:[a] Midze si amesiwo wɔa
dɔ vevi le mia dome, eye wonɔ
mia nu le Afetɔ la me, eye wo-
xlɔ̃a nu mi la, 13 eye bena mia-
bu wo geɖe ŋutɔ le lɔlɔ̃ me le
woƒe dɔwɔwɔ la ta. Minɔ anyi
le ŋutifafa me le mia nɔewo do-
me. 14 Ke míele nu xlɔ̃m mi,
nɔviwo: Migbe nya na nu baɖa
wɔlawo, mifa akɔ na dzikatsoƒoe-
tɔwo, mixɔ na gbɔdzɔgbɔdzɔtɔ-
wo, mígbɔ dzi ɖi na amewo katã.
15 Mikpɔ nyuie bena, amea ɖeke
nagaɖo vɔ̃ vɔ̃ teƒe o, ke boŋ miti
nyuiɖiɖi na mia nɔewo kple ame-
wo katã yome ɖaasi.[g] 16 Dzi na-
dzɔ mi ɖaa![h] 17 Minɔ gbedodoɖa
dzi madzudzɔmadzudzɔe![i] 18 Mi-
ɖa akpe le nusianu ŋuti; elabena
esiae nye Mawu ƒe lɔlɔ̃nu le Kristo
Yesu me hena mi.[k] 19 Migatsi
Gbɔgbɔ la nu o![l] 20 Migado vlo
nyagbɔgblɔɖiwo o![o] 21 Ke mido
nuwo katã kpɔ, eye milé nu nyui
la me ɖe asi.[p] 22 Miɖe mia ɖo-
kui ɖa tso vɔ̃ sia vɔ̃ ƒomevi me!
23 Ke ŋutifafa Mawu la ŋutɔ
nakɔ mia ŋuti keŋkeŋ, eye wòa-
dzra miaƒe gbɔgbɔ kple luʋɔ kpa-
kple ŋutilã blibo la katã ɖo mo-
kaka manɔŋui halase mía Afetɔ
Yesu Kristo ƒe vavagbe la! 24 Nu-
teƒewɔla enye amesi yɔ mi vɛ,
amesi lawɔe hã.[s]
25 Nɔviwo, mido gbe ɖa ɖe mía
ta! 26 Mitsɔ nugbugbɔ kɔkɔe
ɖuɖɔ nɔviwo katã nam ƒã.[t] 27 Me-
tã Afetɔ la na mi bena, miaxlẽ
agbalẽ sia na nɔvi kɔkɔeawo ka-
tã. 28 Mía Afetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve nanɔ anyí kpli mi!
Amen.

# PAULO ƑE AGBALẼ EVELIA, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE TESALONIKATƆWO.

Kpɔkplɔyiɖeme. Apostolo la ɖa akpe na Mawu le nɔviawo ƒe xɔse ƒe tsitsiɖeɖe le gbɔgbɔ me ta. Eƒia asi Kristo ƒe vava evelia, si nye akɔfafa la na kristotɔwo.

1. Paulo kple Silvano kple Timo-
teo woŋlɔ ɖo ɖe Tesalonikã-
tɔwo ƒe hame, si le Mawu, mía
Fofo, kple Afetɔ Yesu Kristo me:[a]
2 Amenuveve kple ŋutifafa, si tso
Mawu, mía Fofo kple Afetɔ Yesu
Kristo gbɔ la, woana mi![z]
3 Ele na mí bena, míaɖa akpe
na Mawu ɖaasi le mia ta, nɔviwo,
abe alesi dze ene; elabena miaƒe
xɔse tsina ŋutɔ, eye mi katã mia

[z] Ro. 1, 7.
[a] Tes. I. 1, 1.

dome amesiame ƒe lɔlɔ̃, si mie-
tsɔna lɔ̃a mia nɔewo la, sɔa gbɔ
ɖe edzi,[a] 4 ale bena mía ŋutɔwo
[b]míeƒoa adegbe le mia ta le Ma-
wu ƒe hameawo me le miaƒe dzi-
dodo kple miaƒe xɔse, si le mia
si le miaƒe yometitiwo kple xa-
xa, siwo miekpɔna me la ŋuti;
5 nusiwo [f]nye Mawu ƒe ʋɔnudɔ-
drɔ̃ dzɔdzɔe la ƒe dzesi bena, wo-
bu mi be, [g]miedze Mawu ƒe fia-
ɖuƒe, si ŋuti miekpe fu ɖo la,
6 ne ele ale bena, edzɔ le Mawu
ƒe ŋku me bena, wòatsɔ xaxa aɖo
teƒe na amesiwo na xaxa mi;[h]
7 eye mi amesiwo kpɔ xaxa la,
ana gbɔɖeme mi kpakple mí katã
siaa le Aƒetɔ Yesu Kristo kple eƒe
ŋusẽ ƒe [k]dɔlawo ƒe ɖeɖefia tso
dziƒo la me 8 le dzo ƒe aɖe me,
esime wòabia hlɔ̃ amesiwo menya
Mawu o kple amesiwo meɖoa to
mía Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe nya-
nyuie la o,[l] 9 amesiwo akpɔ fetu
vɔ̃, si nye gbegblẽ mavɔmavɔ la,
tso Aƒetɔ ƒe ŋku me kple [o]eƒe
ŋusẽ ƒe ŋutikɔkɔe la gbɔ, 10 ne
[p]ava, bena wòakpɔ ŋutikɔkɔe le
eƒe ame kɔkɔewo me, eye wòa-
wɔ nuku na amewo le dzixɔsetɔ-
wo katã ŋuti le ŋkeke ma dzi;
elabena miexɔ míaƒe ɖaseɖiɖi dzi
se. 11 Esiata hã míeɖoa gbe ɖa
ɖaa le mia ta, bena mía Mawu
nabu mi be, miedze yɔyɔ la, eye
wòawu dɔmenyonyo ƒe ŋudzedze
katã kple xɔse ƒe dɔ la nu le ŋusẽ
me, 12 bene woakɔ mía Aƒetɔ
Yesu Kristo ƒe ŋkɔ la ŋuti le mia
me, eye woakɔ miawo hã mia
ŋuti le eyama me le mía Mawu
kple Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe amenu-
veve la nu.

Nyagblɔɖi le megbedede, si adze ŋgɔ na Kristo ƒe vava zi evelia kple Kristo ƒe futɔ la ŋuti.

**2.** Ke míele kuku ɖem na mi,
nɔviwo, le mía Aƒetɔ Yesu
Kristo ƒe vava kple mía ƒuƒoƒo ɖe
eyama gbɔ la ŋuti,[y] 2 bene mia-
gana woate mi ɖa kaba tso miaƒe
tamesusu me o, eye miagana woa-
do voɖi na mi hã o, eɖanye to
gbɔgbɔ alo to nya me o alo to
agbalẽ, si le abe mía gbɔ wòtso
ene la me o, abe ɖe Aƒetɔ ƒe ŋke-
ke la ɖo vɔ ene. 3 [a]Migana amea
ɖeke nable mi le mɔa ɖeke dzi

o; elabena Aƒetɔ la mava o, ne-
gbe ɖeko megbedede tso Mawu
gbɔ lava gbã, eye woaɖe nuvɔ̃-
me, [d]si nye gbegblẽvi la, ɖe go,
4 amesi tsia tre, [e]eye wòdoa eɖo-
kui ɖe dzi ɖe nusianu, si woyɔna
be Mawu alo nusi wosubɔna la
dzi, nenem bena wòbɔbɔ nɔ anyi
ɖe mawuƒe la me hele eɖokui
fiam be, yenye Mawu. 5 Alo ɖe
mieɖo ŋku edzi bena, esime me-
gale mia gbɔ la, megblɔ nusiawo
na mi oa? 6 Eye azɔ la mienya
nusi xea mɔ nɛ, bena woaɖee ɖe
go le ye ŋutɔ ƒe azãgbe la dzi.
7 [i]Elabena sedzimawɔmawɔ ƒe nya
ɣaɣla la le dɔ wɔm ŋusẽtɔe xo-
xo; ɖeko wòle be, woaɖe amesi
le mɔ xem vaseɖe fifi la ɖa le mɔ
la dzi hafi; 8 eye tete woaɖe se-
dzimawɔla ɖe go, amesi Aƒetɔ
Yesu lawu kple eƒe nu me gbɔ-
gbɔ, eye wòatsrɔ̃e to eƒe vava ƒe
ɖeɖefia la me.[n] 9 Ame ma ƒe va-
va lanye le Satana ƒe ŋusẽdɔwɔ-
wɔ nu: Le aʋatsokaka ƒe ŋusẽ
kple dzesiwo kple nukunuwo ka-
tã[r] 10 kple madzɔmadzɔnyenye
ƒe amebeble katã me le amesi-
wo le [s]tsotsrɔ̃m la dome; elabena
womexɔ nyateƒe ƒe lɔlɔ̃, bene
woaxɔ wo o. 11 Eye le esia ta
Mawu aɖo beble, si nu sẽ la, aɖo
ɖe wo gbɔ, bene woaxɔ aʋatso-
kaka dzi ase,[t] 12 bene woadrɔ̃ ʋɔ-
nu amesiwo katã mexɔ nyateƒe
dzi se o, ke boŋ madzɔmadzɔnye-
nye dze wo ŋu.

13 Ke ele na mí be, [u]míaɖa akpe
na Mawu ɖaasi le mia ta, nɔvi, si-
wo Aƒetɔ la lɔ̃na, bena Mawu [v]tia
mi tso gɔmedzedzea me hena xɔ-
xɔ le Gbɔgbɔ ƒe kɔkɔewɔwɔ kple
nyateƒe dzixɔse la me, 14 nusi
gbɔ woyɔ mi vɛ to míaƒe nya-
nyuie la me, bene mía Aƒetɔ Yesu
Kristo ƒe ŋutikɔkɔe la nasu mia
si. 15 Eyata azɔ, nɔviwo, minɔ
tsitre sesĩe, eye milé nuɖoanyi,
si wofia mi, eɖanye to nya alo
to míaƒe agbalẽ me o la, ɖe asi.[z]
16 Ke mía Aƒetɔ Yesu Kristo ŋutɔ
kple Mawu, mía Fofo, amesi lɔ̃
mí, eye wòtsɔ akɔfafa mavɔmavɔ
kple mɔkpɔkpɔ nyui na mí to
amenuveve me la, 17 naƒa akɔ na
miaƒe dziwo, eye wòaɖo ŋusẽ mi
le dɔwɔwɔ nyui kple nya nyui
katã me.

a 2, 13; Tes. I. 1, 2. 3.
b Kor. II. 7, 4.
d Yoh. I. 2, 18; 4, 3.
e Dan. 11, 36.
f Fil. 1, 28.
g Lu. 21, 36.
h Nyad. 18, 6. 7.
i Dɔ. 20, 29.
k Mat. 25, 31.
l Ro. 2, 8.
n Yes. 11, 4; Nyad. 19, 15. 20.
o Yes. 2, 10. 19.
p Kol. 3, 4.
r Mat. 24, 24; Nyad. 13, 11 v. 13.
s Kor. II. 2, 15; 4, 3.
t Ro. 1, 28; Tim. II. 4, 4.
u 1, 3.
v Ef. 1, 4.
y Tes. I. 4, 13-17.
z 3, 6.
a Tim. I. 4, 1.

Apostolo la di hena, woado gbe da de yewo ta le nyanyuie la fe dziyiyi ŋuti.

3. Mlɔeba la, nɔviwo, mido gbe
da de mía ta, bena Afetɔ fe
nya la nayi dzi kaba, eye woakɔ
eŋuti, abe alesi wòle le miawo hã
mía dome la ene,[f] 2 eye bena woa-
de mí atso votolawo kple ame
vɔ̃diwo si me; elabena menye
amewo katã si xɔse la le o. 3 Ke
nutefewɔla enye Afetɔ la, amesi
ado ŋusẽ mi, eye wòadzra mi do
tso vɔ̃ditɔ la si me.[g] 4 Ke míedo
dzi de mia ŋu le Afetɔ la me be-
na, miewɔa nusi míede se na mi
la, eye miegale ewɔ ge hã.[i] 5 Ke
Afetɔ la atrɔ miafe dziwo ado ta
Mawu fe lɔlɔ̃ kple Kristo fe dzi-
dodo la gbɔ.

Tohehe le kuviawɔwɔ ta.

6 Ke míele se dem na mi, nɔ-
viwo, le mía Afetɔ Yesu Kristo
fe ŋkɔ la dzi bena, miahe mia
dokui da tso nɔvi sia nɔvi, si zɔ-
na sakasaka, eye menye le nu-
doanyi, si wòxɔ le mía si la nu
o la gbɔ.[n] 7 Elabena mia ŋutɔwo
mienya alesi wòdze [o]mi be, mia-
srɔ̃ mí; elabena míewɔ sakasaka
le mia dome o, 8 eye míedu abolo
dzro le amea deke gbɔ o, ke boŋ
míetsɔ agbagbadzedze kple kutri-
kuku wɔ dɔ zã kple keli, bena
míagazu agba na mia dome amea
deke [a]o; 9 menye [b]de ŋusẽ mele
mía si o, [d]ke boŋ bene míawɔ mía
dokui kpɔdeŋu na mi, bena mia-
srɔ̃ mí. 10 Elabena esime míenɔ
mia gbɔ hã la, míede se na mi
bena, ne amea de melɔ̃ be, [e]yea-
wɔ dɔ o la, negadu nu hã o. 11
Elabena míese bena, amea dewo
zɔna sakasaka le mia dome, eye
womewɔa dɔa deke o, ke boŋ
wowɔa yakadɔwo sɔŋ ko. 12 Ke
míele se dem na nenem me sia-
wo, eye míele nu xlɔ̃m wo le mía
Afetɔ Yesu Kristo me, [h]bene woa-
wɔ dɔ kpoo, eye woadu woa ŋu-
tɔwo fe abolo. 13 Ke miawo la,
nɔviwo, migana dedi nate mia ŋu
le dɔ nyui wɔwɔ me o.[k] 14 Ke
ne amea de medo to miafe nya,
si le agbalẽ sia me o la, mide
dzesi eyama, [l]eye migade ha kplii
o, bene ŋu nakpee. 15 Ke miga-
bui abe futɔ ene o, ke mixlɔ̃ nui
abe nɔvi ene boŋ. 16 Ke ŋuti-
fafa fe Afetɔ la ŋutɔ nana ŋuti-
fafa mi le yeawokatãyi me le nu-
sianu me. Afetɔ la nanɔ anyi
kpli mi katã!

Ɖudɔ, si apostolo la ŋutɔ tsɔ efe asi ŋlɔ.

17 Ɖudɔ, si nye Paulo metsɔ
nye asi ŋlɔe, si nye dzesi le nye
agbalẽ sia agbalẽ me la, enye si;
nenemae meŋlɔnɛ.[p] 18 Mía Afetɔ
Yesu Kristo fe amenuveve nanɔ
anyi kpli mi katã! Amen.

a Kor. I. 4, 12. b Mat. 10, 10. d Kor. I. 4, 16. e Mo. I. 3, 19. f Kol. 4, 3. g Tes. I. 5, 24. h Tes. I. 4, 11. i Kor. II. 7, 16; Gal. 5, 10. k Gal. 6, 9. l kp. 6; Kor. I. 5, 9. 11. n Mat. 18, 17; Ro. 16, 17. o Tes. I. 1, 6. p Kor. I. 16, 21.

---

# PAULO FE AGBALẼ GBÃTƆ, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE TIMOTEO.

---

Nuxɔxlɔ̃ le nyanyuie, si Kristo tsɔ de asi na Paulo la gbɔ nanɔ ŋuti.

1. Paulo, Yesu Kristo fe apostolo
le Mawu, mía xɔla, kple Kristo
Yesu, si nye [r]míafe mɔkpɔkpɔ la,
fe sedede la nu, 2 ŋlɔ do de Ti-
moteo, [t]vinye vavã le xɔse me:
Amenuveve kple nublanuikpɔkpɔ
kple ŋutifafa, si tso Mawu, Fofo
la, kple Kristo Yesu, mía Afetɔ
gbɔ la, woana wò!
3 Alesi mexlɔ̃ nu wò be, nanɔ
Efeso, esime [y]meyina de Make-
donia, bene nade se na amea de-
wo be, womagafia nu bubu o, 4
eye bena womagado to [z]gliwo
kple dzidzimenya, siwo sefedo
meli na o; elabena nusiawo hea
anukutsyɔtsyɔ gedewo vɛ wu nusi
Mawu fe nudoanyi le xɔse me la
dina la, nenema ke megale nu
xlɔ̃m wò fifia hã. 5 Ke [s]sedede
fe nuwuwu enye lɔlɔ̃, si tso dzi
dzadzɛ kple dzitsinya nyui kpa-
kple xɔse, si me alakpaa deke
mele o la me;[u] 6 nusiwo gbɔ amea
dewo tre mɔ tso, eye wogbugbɔ
yi de [v]nufofo dzodzrowo gbɔ 7
hele didim be, yewoanye sefiala-
wo, eye womenya nusiwo wogblɔ-
na alo nusiwo dzi woka do la gɔ-
me o. 8 Ke míenyae bena, se la

r Kol. 1, 27. s Ro. 13, 10. t Ti. 1, 4. u Gal. 5, 6. v 6, 4. 20. y Dɔ. 20, 1. z 4, 7.

nyo, ne amea ɖe wɔ eŋu dɔ le
se la nu pɛpɛpɛ;[a] 9 eye míenya
esia bena, womena se ame dzɔ-
dzɔe o, ke boŋ sedzidalawo kple
tosẽlawo kple ame mavɔ̃mawuwo
kple nuvɔ̃wɔlawo kple ame makɔ-
makɔwo kple ahɔhlɔ̃bɔlawo kple
tɔwulawo kple nɔwulawo kple
amewulawo 10 kple ahasiwɔlawo
kple amesiwo dɔna kple ŋutsuvi-
wo kple amefilawo kple aʋatsoka-
lawo kple atam dzodzro kalawo,
eye ne nu bubua ɖe li, si tsi tre ɖe
[g]nufiafia, si le blibo la ŋuti 11 le
[h]Mawu yayratɔ ƒe ŋutikɔkɔe nya-
nyuie, si wotsɔ de asi nam la nu.
12 Eye meda akpe na amesi do
ŋusẽm, si nye Kristo Yesu, mía
Aƒetɔ la be, wòbum nyateƒetɔ, eye
wòtsɔm ɖo subɔsubɔ la nu.[k] 13 nye
amesi nye busunyagblɔla kple yo-
metila kpakple vlodola tsã; ke
wokpɔ nublanui nam, elabena me-
wɔe le numanyamanya me, le dzi-
maxɔse me. 14 Ke mía Aƒetɔ ƒe
amenuveve sɔ gbɔ geɖe ŋutɔ le
xɔse kple lɔlɔ̃, si le Kristo Yesu
me la me. 15 Nyateƒenya wònye,
eye wòdze be, woaxɔe keŋ bena,
Kristo Yesu va xexeame, nuvɔ̃-
wɔlawo ɖe ge, amesiwo dome
menye gãtɔ le.[n] 16 Ke esia ŋuti
wokpɔ nublanui nam, bena Yesu
Kristo naɖe eƒe dzigbɔgbɔɖi ble-
wu katã afia le menye gbã, bene
wòanye kpɔɖeŋu na amesiwo ka-
tã le edzi xɔ ge ase hena agbe
mavɔ la. 17 Ke fia mavɔmavɔtɔ,
si nye Mawu magblẽmagblẽ, [r]ma-
kpɔmakpɔ ɖeka hɔ̃ la, tɔ nanye
bubu kple kafukafu tso mavɔ me
yi ɖe mavɔ me! Amen.
18 Mele sedede sia dem asi na
wò, vinye Timoteo, le nyagbɔ-
gblɔɖeanyi, siwo dze ŋgɔ na wò
la nu, bene nawɔ [y]aʋa nyui le wo
nu, 19 eye nalé [a]xɔse kple dzi-
tsinya nyui ɖe asi, nusi amea ɖe-
wo tsɔ ƒu gbe, eye wodze go le
xɔse gome abe [b]ʋu dzego ene; 20
amesiwo dome [d]Himenaio kple
Aleksandro wole, amesiwo metsɔ
de asi na [f]Satana, bene wòahe to
na wo, be woadzudzɔ busunya-
gbɔgblɔ.

**Nuxɔxlɔ̃ hena gbedododa, vevietɔ ɖe dziɖuɖu ta.**

**2.** Azɔ mele nu xlɔ̃m le nuwo
katã ŋgɔ be, woawɔ [g]kuku-
ɖedewo, gbedododawo, nyaxɔxɔ-
ɖeametawo, akpedadawo le ame-
wo katã ta, 2 le fiawo kple ame-
siwo katã ɖu amegãwo la ta, bene
míanɔ anyi kpoo le ŋutifafa me le
mawuvɔvɔ̃ kple nusi dzea bubu
katã la me. 3 Elabena esia nyo,
eye wòdze Mawu, [b]mía xɔla ŋu,
4 amesi le didim be, woaxɔ ame-
wo katã, bene woava nyateƒe ƒe
sidzedze la me.[d] 5 Elabena [e]Ma-
wu ɖeka kple [f]avulėla ɖeka, si le
Mawu kple amewo dome, si nye
ame Kristo Yesu la koe li, 6 amesi
tsɔ eɖokui na abe fexexe ɖe ame-
wo katã ta la ene, si nye ɖase-
ɖiɖi la le ye ŋutɔ ƒe ɣeyiɣi la
me;[i] 7 nusia ŋuti woɖom ɖi me-
nye gbeƒãɖela kple apostolo – nya-
teƒe gblɔm mele, nyemele aʋatso
kam o – kple trɔ̃subɔlawo ƒe nu-
fiala le xɔse kpakple nyateƒe me.[l]

**Nusi dze na ŋutsu kple nyɔnu be, woawɔ.**

8 Eyata mele didim bena, ŋu-
tsuwo nado gbe ɖa le afisiafi, eye
woado asi kɔkɔewo ɖe dzi, dɔme-
dzoe kple ɖikekea ɖeke manɔmee.
9 Nenema ke nyɔnuwo nado awu
ɖe nɔnɔme nyui me, eye woawɔ
leke na wo ɖokui le ŋukpekpe
kple ɖokuidziɖuɖu me; menye
kple ɖaƒoƒo vivivo kple sika alo
adzagbawo alo awu xɔasi dodo
o,[o] 10 ke nusi dze nyɔnu, siwo
ʋua Mawu ƒe subɔsubɔ me la,
enye be, woawɔ leke na wo ɖo-
kui [p]to dɔwɔwɔ nyuiwo me. 11
Nyɔnu la nasrɔ̃ nu le ɖoɖoezizi
kple toɖoɖo katã me.[s] 12 Ke nye-
meɖe mɔ na [t]nyɔnu be, wòafia
nu, eye [u]wòaɖu ŋutsu dzi o, ke
boŋ wòalė eɖokui kpoo. 13 Ela-
bena womè Adam gbã, emegbe
la Xawa.[v] 14 Eye womeble Adam
o, ke nyɔnu lae woble, eye wòge
ɖe vodada me.[z] 15 Ke woaɖee to
vidzidzi me, ne enɔ xɔse kple lɔlɔ̃
kple kɔkɔewɔwɔ kpakple ɖokui-
dziɖuɖu me.

**Le hamedzikpɔla kple subɔla ƒe nɔnɔme ŋuti.**

**3.** Nyateƒenya wònye: Ne [g]amea
de le dzikpɔlaɖo dim la, ele
dɔwɔwɔ nyui dim. 2 Azɔ la ele
na dzikpɔla bena, mokaka naga-
nɔ eŋu o: Wòanye nyɔnu ɖeka
srɔ̃, ɖokuidziɖula, ame ɖoŋuɖo, nu-
dzeamewɔla, amedzrowɔla, ame-
si nya nufiafia:[h] 3 menye ahatsu-

a Ro. 7, 12.
b 1, 1; 4, 10.
d Xez. 18, 23; Pet. II. 3, 9.
e Ro. 3, 29. 30.
f Heb. 12, 24.
g 6, 3.
h 6, 15.
i Gal. 1, 4; 2, 20; Ti. 2, 14.
k Dɔ. 9, 15; Kor. I. 15, 9. 10; Gal. 1, 13–16.
l Tim. II. 1, 11; Gal. 2, 7. 8.
n Lu. 19, 10.
o Pet. I. 3, 3-5.
p 5, 10.
r Ro. 16, 27.
s Ef. 5, 22.
t Kor. I. 14, 34.
u Mo. I. 3, 16.
v Mo. I. 1, 27; 2, 7. 22.
y 6, 12; Yu. 3.
z Mo. I. 3, 6; Kor. II. 11, 3.
a 3, 9.
b 6, 10.
d Tim. II. 2, 17.
e Dɔ. 20, 28.
f Kor. I. 5, 5.
g Fil. 4, 8.
h Ti. 1, 6. 7.

nola o, menye amefola o, ke ame
fatu; menye gedila o, menye ga-
lõla o, 4 amesi kpɔa ye ŋutɔ ƒe
aƒe dzi nyuie, [a]amesi si vi ɖoto-
wo le, eye wòlėa eɖokui nyuie; —
5 ke ne amea ɖe menya alesi wòa-
kpɔ ye ŋutɔ ƒe aƒe dzi o la, aleke
wòakpɔ Mawu ƒe hame la dzi ma-
hã? — 6 Menye amesi ƒe dzime-
tɔtrɔ teƒe medidi o, bene wòaga-
do eɖokui ɖe dzi, eye wòadze
Abosam ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ la me o.
7 Ke ele nɛ be, wòakpɔ [f]ɖaseɖidi
nyui atso [g]amesiwo le egodo la
hã gbɔ, bene wòagadze dzudzu
kple Abosam ƒe mɔ̃tetre me o.
8 Nenema ke [h]subolawo hã nalė
wo ɖokui nyuie: Woaganye aɖe-
veetɔwo o, woaganye aha geɖe
nolawo o, woagadi viɖe ƒoɖi o,
9 woalė xɔse ƒe nya ɣaɣla la ɖe
asi le dzitsinya dzadzɛ me. 10
Ke woado amesiawo hã akpɔ gbã,
eye ne mokaka mele wo ŋu o la,
ekema mina woasubɔ. 11 Nene-
ma ke nyɔnuwo hã nalė wo ɖo-
kui nyuie: [l]Woaganye ameŋuzɔ-
lawo o, woanye ame ɖoŋuɖowo,
nuteƒewɔlawo le nusianu me. 12
Subɔlawo nanye nyɔnu ɖeka srɔ̃,
eye woakpɔ wo viwo kple [o]woa
ŋutɔwo ƒe aƒewo dzi nyuie. 13 Ela-
bena amesiwo subɔna nyuie la,
wowɔa noƒe nyui na wo ɖokui,
eye wokpɔa dzideƒo geɖe le xɔ-
se, si le Kristo Yesu me la me.

Nyanyuie la me nya gãtɔ.

14 Mele nusiawo ŋlɔm na wò
hele mɔ kpɔm be, mava gbɔwò
kpuie; 15 ke ne metsi anyi la, ne
nanya alesi dze wò be, nazɔ le
[s]Mawu ƒe aƒe, si nye Mawu gba-
gbe ƒe hame kple nyateƒe ƒe sɔti
kple gɔmeɖoɖoanyi sesĩ la me.
16 Eye edze ƒã bena, gã enye
[t]mawusosroɖa ƒe nya ɣaɣla la:
Mawu ɖe eɖokui fia le ŋutilã me,
wotso [v]afia nɛ le Gbɔgbɔ me, eɖe
eɖokui fia mawudɔlawo, woɖe
gbe ƒãe le trɔ̃subɔlawo dome, wo-
xɔ edzi se le xexeame, [y]woxɔe yi
dzi le ŋutikɔkɔe me.

Le alakpadalawo ŋuti.

4 Ke Gbɔgbɔ la gblɔe kɔte be-
na, [a]le ŋkeke mamleawo me
la amea ɖewo ade megbe atso
xɔse la me, eye woaɖo to beble-
gbɔgbɔwo kple gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe
nufiafia 2 to aʋatsonufialawo ƒe
alakpadada me, amesiwo wotsɔ
ga xɔdzo de dzesi wo le woa ŋu-
tɔwo ƒe dzitsinya me, 3 amesiwo
xea mɔ na srɔ̃ɖeɖe, eye wogblɔ-
na be, woatsri nuɖuɖu, [b]siwo Ma-
wu wɔ, bena amesiwo xɔe se, eye
wodze si nyateƒe la, naɖu kple
[d]akpedada la. 4 Elabena Mawu
ƒe nuwɔwɔwo katã nyo, eye wo-
matsri naneke o, nenye be, wo-
xɔe kple akpedada;[e] 5 elabena
wokɔ eŋuti to Mawu ƒe nya kple
gbedodoɖa me.

Nuxɔxlɔ̃ le mawusubɔsubɔ ŋuti.

6 Ne ėtsɔ nusiawo ɖo nɔviawo
ŋku me la, ȧnye Yesu Kristo ƒe
subɔla nyui, si wonyi le xɔse ƒe
nyawo kple nufiafia nyui, si yo-
me nėdze la me. 7 [i]Ke nagbe
yakagli makɔmakɔ, siwo nyagã-
wo tona; boŋ do vevie mawuso-
sroɖa. 8 Elabena ŋutilã me ve-
viedodo nyo na nu via ɖe ko;
ke [k]mawusosroɖa nyo na nusianu,
eye agbe, si li fifi kple esi le vava
ge la, ƒe ŋugbedodo la li nɛ. 9
Nyateƒenya wònye, eye wòdze be,
woaxɔe blibo.[n] 10 Elabena esia-
ŋuti hã míedzea agbagba, eye míe-
nana wodzua mí ɖo; elabena míe-
tsɔ míaƒe mɔkpɔkpɔ ɖo Mawu
gbagbe, si nye [p]amewo katã xɔla,
vevietɔ xɔsetɔwo tɔ la dzi. 11 De
nusiawo ƒe se, eye nafia wo.
12 [r]Megana amea ɖeke nado vio
wò ɖekakpuinyenye o, ke boŋ na-
nye kpɔɖeŋu na xɔsetɔwo le nya
me, le anyinɔnɔ me, le lɔlɔ̃ me,
le gbɔgbɔ me, le xɔse me, le dza-
dzɛnyenye me. 13 Nɔ agbalẽxe-
xlẽ kple nuxɔxlɔ̃ kple nufiafia dzi,
halase esime mava. 14 Megawɔ
ƒome le amenuvevenunana, si le
mewò, si wona wò to nyagblɔɖi
me, esime [u]hamemegãwo da woƒe
asiwo ɖe dziwò la ŋuti o. 15 Lė
be na nusiawo, nɔ nusiawo dzi,
bene wò ŋgɔgbedede nadze ƒã le
nuwo katã me. 16 Kpɔ ɖokuiwò
kple wò nufiafia la dzi nyuie, nɔ
nusiawo dzi; elabena ne ėwɔ esia
la, [z]àxɔ ɖokuiwò kple amesiwo
ɖoa to wò la, ɖe agbe.

Alesi Timoteo awɔ eƒe dzikpɔkpɔɖɔ le ame tsitsiwo. ɖeviwo. ahosiwo kple hamemegãwo ŋuti.

5 Megawɔ ɖe ame tsitsi ta o,
ke boŋ xlɔ̃ nui abe fofo ene, ɖe-

a Sam. I. 2. 12.
b Mo. I. 9. 3.
d Kor. I. 10, 30. 31.
e Mo. I. 1, 31: Dɔ. 10, 15.
f 5, 10.
g Kor. I. 5. 12. 13.
h Fil. 1. 1 Dɔ. 6. 3.
i 1. 4: 6. 20: Tim. II. 2. 16. 23: Ti. 1. 14; 3. 9.
k 6. 6.
l Ti. 2. 3.
n 1. 15.
o kp. 2.
p 2. 3. 4.
r Ti. 2. 15.
s Tim. II. 2, 20: Ef 2. 19–22.
t Yoh. 1, 14.
u 5. 22; Dɔ. 6. 6: 8. 17.
v Yoh. 16. 10: Ro. 1. 4.
y Mar. 16, 19.
z Ro. 11. 14.
a Tim. II. 3. 1: Pet. II. 3. 3: Yu. 18: Yoh. I. 2. 18.

kakpuiwo abe nɔviŋutsuwo ene,[a]
2 nyɔnu tsitsiwo abe dadawo ene,
ɖetugbiwo abe nɔvinyɔnuwo ene
le dzadzɛnyenye katã me. 3 Bu
ahosi, siwo nye ahosi vavãwo![d]
4 Ke ne viwo alo mamayɔviwo le
ahosia ɖe si la, woasrɔ̃ alesi woa-
wɔ nusi adze Mawu ŋu la le woa
ŋutɔwo ƒe aƒe me gbã, eye woa-
ɖo teƒe na wo dzilawo; elabena
esia nyo le Mawu ŋku me. 5 Ke
nyɔnu, si nye ahosi vavã, eye
amea ɖeke meli nɛ o la, tsɔa eƒe
mɔkpɔkpɔ ɖoa Mawu dzi, eye [h]wò-
nɔa kukuɖeɖewo kple gbedodo-
ɖawo dzi zã kple keli. 6 Ke ahosi,
si tsɔ eɖokui de asi na agbeɖu-
ɖu la, ele agbe henye ame kuku.
7 Eye de nusiawo ƒe se na wo,
bene woanɔ anyi mokaka manɔ-
ŋui. 8 Ke ne amea ɖe melé be
na ye ŋutɔ tɔwo o, eye vevietɔ
na ye ŋutɔ ƒe aƒemetɔwo o la,
egbe xɔse la, eye wòvɔ̃ɖi wu dzi-
maxɔsetɔ.
9 Megatia ahosi, si mexɔ ƒe
blaade haɖe o la o: Amesi nye
ŋutsu ɖeka srɔ̃, 10 amesi kpɔ ɖase-
ɖiɖi nyui le dɔwɔwɔ nyuiwo ŋuti;
ne enyia viwo, ne [k]ewɔa amedzro,
ne eklɔa ame kɔkɔewo ƒe afɔ ŋuti,
ne ekpena ɖe fukpelawo ŋuti, ne
enɔa dɔ nyui sia dɔ nyui wɔ-
wɔ yome. 11 Ke gbe ahosi, siwo
metsi haɖe o; elabena ne wodze
ha ɖe Kristo ŋuti la, wodina be,
yewoaɖe srɔ̃, 12 eye fobubu sia
li na wo bena, wotrɔ gbã nya-
teƒetɔnyenye la. 13 Eye wosrɔ̃a
kuviawɔwɔ hã henɔa tsatsam tso
aƒe me yi aƒe me; eye menye
kuvia ɖeɖeko wowɔna o, ke boŋ
wonye nu kpoloe ƒolawo kple ya-
kanuwɔlawo hã henɔa nya madze-
towo gblɔm. 14 Eyata mele di-
dim bena, ahosi, siwo [n]metsi haɖe
o la, naɖe srɔ̃, adzi viwo, akpɔ
woƒe aƒewo dzi, bene woagaɖe
mɔ na adikãtɔ la, ne wòadzu ha-
me la o. 15 Elabena amea ɖewo
trɔ xoxo dze Abosam yome. 16
Ke ne ahosiwo le ŋutsu xɔsetɔa
ɖe alo nyɔnu xɔsetɔa ɖe si la,
wòakpe ɖe wo ŋuti, eye woaga-
nye agba na hame la o, bene ha-
me la nate ŋu akpe ɖe amesiwo
nye ahosi vavãwo la ŋuti.
17 Hamemegã, siwo kpɔa ha la
dzi [s]nyuie la, edze be, woatsɔ
bubu teƒe eve abu wo, vevietɔ
amesiwo dze agbagba le nyagbɔ-
gblɔ kple nufiafia me la. 18 Ela-
bena [b]ŋɔŋlɔ la gblɔ be: „Mega-
bla nu na nyitsu, si le mɔli tugum
la o," eye: [e]„Dɔtsɔla dze eƒe fe-
tu." 19 Ne wotso hamemegãa ɖe
nu la, megaxɔe o, negbe le ɖase-
ɖila eve alo etɔ̃ nu ko.[f] 20 Ame-
siwo wɔ nuvɔ̃ la, ka mo na wo
le amewo katã ŋku me, bene ma-
mleawo hã navɔ̃.[g]
21 Mele atam kam na wò le
Mawu kple Kristo Yesu kpakple
mawuɖɔla tiatiawo ŋku me be-
na, nalé nusiawo me ɖe asi, eye
amea ɖewo ƒe nu naganyo ŋuwò
awu amea ɖewo o, eye megawɔ
naneke alé go ɖeka me awu bubu
o. 22 Megaɖo [i]asi ame dzi kaba-
kaba o, eye megakpɔ gome le ame
bubuwo ƒe nuvɔ̃wo me o. Lé ɖo-
kuiwò dzadzɛ. 23 Megano tsi ɖe-
ɖe o, ke boŋ no wein via ɖe le
wò dɔgbo kple lãmegbegblẽ enu-
enu la ŋuti. 24 Amea ɖewo ƒe
nuvɔ̃wo dze ƒã hedze wo ŋgɔ yi
ɖe ʋɔnudɔdrɔ̃ me, ke amea ɖe-
wo hã li, siwo ƒe nuvɔ̃wo dze wo
yome. 25 Nenema ke dɔwɔwɔ
nyuiwo hã li, siwo dze ƒã, eye
esiwo to vovo la, womate ŋu aɣla
wo o.

Dɔlawo ƒe dɔ.

6. [l]Ame alesi nu le dɔlanyenye
ƒe kɔkuti te la, nabu woa ŋu-
tɔwo ƒe aƒetɔwo be, wodze bubu
katã, bena woagagblɔ busunya ɖe
Mawu ƒe ŋkɔ kple nufiafia la ŋuti
o. 2 Ke amesiwo si aƒetɔ xɔse-
tɔwo le la, womagado vlo wo, le
esi wonye nɔviwo la ŋuti o, ke
boŋ woasubɔ wo vevie wu; ela-
bena amesiwo kpɔa woƒe dɔ nyui
wɔwɔ ƒe viɖe la, wonye xɔsetɔ-
wo kple lɔlɔ̃tɔwo.[o]

Le aʋatsɔnufialawo ŋuti.

3 Fia nusiawo, eye nanɔ nu-
xɔxlɔ̃ dzi! [p]Ne amea ɖe fia nu
bubu, eye meléna ɖe [r]Aƒetɔ Yesu
Kristo ƒe nya, siwo le blibo, kple
nufiafia, si le mawusubɔsubɔ nu
la, nu o la, 4 edoa eɖokui ɖe dzi
glodzo, eye menya naneke o, ke
boŋ eléa anukutsyɔtsyɔwo kple
nyaʋawɔwɔ ƒe dɔ, eye nusiawo
hea ŋuʋaʋã, dzrewɔwɔ, busunya-
gbɔgblɔ, nya vɔ̃ susu ɖe ame ŋu-

[a] Mo. III. 19, 32.
[b] Mo. V. 25, 4; Kor. I. 9, 9.
[d] kp. 5.
[e] Lu. 10, 7.
[f] Mo. V. 19, 15; Kor. II. 13, 1.
[g] Gal. 2, 14.
[h] Lu. 2, 37.
[i] 4, 14.
[k] Heb. 13, 2.
[l] Ef. 6, 5; Ti. 2, 9. 10.
[n] Kor. I. 7, 9.
[o] Filem. 16.
[p] Gal. 1, 6–9.
[r] Tim. II. 1, 13.
[s] Ro. 12, 8.

ti 5 kple nyahehe dzodzro vɛ le
ame tamegbegblẽtɔ, siwo si woha
nyatefe le amesiwo buna bena,
mawusubɔsubɔ enye videnu la
dome. Te ɖokuiwò ɖa le nenem
me siawo gbɔ.

Le mawusosroɖa kple ŋudzedzekpɔkpɔ ŋuti.

6 Ke mawusosroɖa kpakple [f]ŋu-
dzedzekpɔkpɔ enye [g]videnu gã.
7 Elabena míetsɔ naneke va xexe
sia me o, eye edze ƒã bena, míate
ŋu atsɔ naneke ayii hã o;[h] 8 ke
ne nunyiame kple avɔtata le mía
si la, mina nusiawo nasɔ gbɔ na
mí.[k] 9 Ke amesiwo dina be, ye-
woazu kesinɔtɔwo la, gena ɖe te-
tekpɔwo kple mɔ̃tetrewo kpakple
movidzɔdzɔ kple nuveviwɔame
ƒe nudzodzro geɖe, siwo tsɔa
amewo xlã̃na ɖe gbegblẽ kple
tsɔtsrɔ̃ me la me.[n] 10 Elabena nu-
vɔ̃wo katã ƒe ke enye galɔlɔ̃, si
yome mɔ amea ɖewo di, eye wo-
tre mɔ tso xɔse la gbɔ, eye wo-
tsɔ nuxaxa geɖe ŋɔ wo ɖokui
flofloflo.[o]

Ʋli xɔse ƒe ʋiʋli nyui la!

11 Ke wò la, oo Mawu ƒe ame,
si le nusiawo nu; [p]ke dze dzɔ-
dzɔenyenye, mawusosroɖa, dzi-
xɔse, lɔlɔ̃, dzidodo, dɔmefafa yo-
me. 12 Ʋli [s]xɔse ƒe ʋiʋli nyui
la; wò asi nasu agbe mavɔ, si ta
woyɔ wò ɖo, eye nèʋu emeʋu-
ʋu nyui le dasediła geɖewo ƒe
ŋku me la dzi. 13 Mele se dem
na wò le Mawu, si gbɔa agbe nu-
wo katã, kple Kristo Yesu, si ɖi

emeʋuʋu nyui ƒe ɖase [a]le Pontio
Pilato gbɔ la, ƒe ŋku me 14 be,
nalé sedede sia ɖe asi kpɔtsotso
kple mokaka manɔŋui yiɖase mía
Afetɔ Yesu Kristo ƒe ɖeɖefia la
dzi, 15 esi [b]dziɖula yayratɔ ɖeka,
[d]fiawo dzi fia, [e]afetɔwo dzi Afetɔ
la aɖe fia le ye ŋutɔ ƒe azãgbe
la dzi, 16 amesi ko si makuma-
kunyenye le, amesi nɔa anyi le
kekeli, si ŋu womate ŋu ate ɖo o
la me, amesi amea ɖeke mekpɔ
kpɔ o, eye [i]mate ŋu akpɔe hã o,
amesi tɔ lanye bubu kple ŋusẽ
mavɔmavɔ! Amen.

Sedede na kesinɔtɔwo.

17 De se na xexe sia me kesi-
nɔtɔwo bena, woagado wo ɖokui
ɖe dzi glodzo o, eye womagatsɔ
[l]woƒe mɔkpɔkpɔ aɖo kesinɔnuwo
ƒe ɖediemanɔmanɔ dzi o; ke boŋ
ɖe Mawu gbagbe, si tsɔ nuwo
katã na mí fũ be, míawɔ wo ŋuti
dɔ la dzi; 18 bene woawɔ dɔme-
nyo, eye woanye kesinɔtɔwo le
nu nyui wɔwɔ me, woalɔ̃ nunana
ame, woalɔ̃ hadede, 19 eye woaƒo
kesinɔnuwo nu ƒu na wo ɖokui,
si anye gɔmeɖoɖoanyi nyui hena
ɣeyiɣi si gbɔna, bene woƒe asi
nasu agbe vavã la dzi.[r]

20 Oo, Timoteo! [t]Dzra nusi wode
asi na wò la ɖo; [u]gbe dzeɖoɖo
fuflu makɔmakɔwo kple aʋatso-
sidzedze ƒe nudadafiafia, 21 si me
amea ɖewo ʋu, eye [v]wogatre mɔ
tso xɔse la gbɔ.

Amenuveve nanɔ anyi kpli wò!

[a] Yoh. 18, 36. 37; 19, 11.
[b] 1, 11.
[d] Nyad. 17, 14.
[e] Mo. V. 10, 17.
[f] 4, 8.
[g] Fil. 4, 11. 12; Heb. 13, 5.
[h] Nyagh. 5, 14; Hi. 1, 21.
[i] Mo. II. 33, 20.
[k] Lod. 30, 8.
[l] Ps. 62, 11; Lu. 12, 20.
[n] Lod. 23, 4; 28, 22.
[o] Ef. 5, 5.
[p] Tim. II. 2, 22.
[r] Mat. 6, 20.
[s] Kor. I. 9, 25. 26.
[t] Tim. II. 1, 14.
[u] 4, 7.
[v] 1, 6; Tim. II. 2, 18.

# PAULO ƑE AGBALẼ EVELIA, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE TIMOTEO.

Kpɔkplɔyiɖeme.

1. Paulo, Kristo Yesu ƒe apostolo
to Mawu ƒe lɔlɔ̃nu me, le agbe
ƒe ŋugbedodo, si le Kristo Yesu
me la nu. 2 ŋlɔ ɖo ɖe Timoteo,
vinye lɔlɔ̃tɔ: Amenuveve kple
nublanuikpɔkpɔ kple ŋutifafa, si
tso Mawu, Fofo la, kple Kristo
Yesu, mía Afetɔ gbɔ la, woana
wò!

Nuxɔxlɔ̃ hena tenono sesie.

3 Meda akpe na Mawu, amesi
mesubɔna, abe alesi menyae, tso

tɔgbuitɔgbuinyewo gbɔ ene [y]le
dzitsinya dzadzɛ me, abe alesi
ɲyemedzudzɔa ŋkuɖoɖo dziwò le
nye kukuɖeɖewo me zã kple keli
o ene – 4 ne meɖo ŋku wò aɖa-
tsiwo dzi la, edzroam be, makpɔ
wò, bene dzidzɔ nayɔm fũ – 5
esi meɖo ŋku xɔse alakpa manɔ-
mee, si le mewò, si nɔ mamawò
Loide kple dawò Eunike me gbã
la dzi, eye menyae pete be, ele
wò hã mewò.[z]
6 Eyata mele ŋku ɖom edzi na

[y] Do. 23, 1; 24, 16; Fil. 3, 5.
[z] Do. 16, 1.

wò be, nade dzo Mawu ƒe ame-
nuvevenunana, si le mewòto nye
asiḍoḍo dziwò la me.[a] 7 Elabena
Mawu mena vɔvɔ̃gbɔgbɔ mí o, ke
boŋ ŋusẽ-kple lɔlɔ̃-kpakple ḍokui-
dziḍuḍugbɔgbɔe wòna mí.[d] 8 Eya-
ta ŋu [e]nagakpe wò le mía Aƒetɔ
ƒe ḍaseḍiḍi kple nye, amesi nye
eƒe gatɔ la ŋuti o; ke boŋ kpe
fu kple nyanyuie la le Mawu ƒe
ŋusẽ la nu, 9 amesi ḍe mí, eye wò-
tsɔ yɔyɔ kɔkɔe yɔ mí; menye le
míaƒe dɔwɔwɔwo nu o, ke boŋ le
ye ŋutɔ ƒe tameḍoḍoḍi kple ame-
nuveve la nu, si wòtsɔ na mí le
Kristo Yesu me, hafi ɣeyiɣi ma-
vɔmavɔwo dze gɔme.[h] 10 Ke azɔ
la [i]woḍee fia to mía xɔla Kristo
Yesu ƒe dodo me, amesi ḍe [l]ku
ḍa, eye wòhe agbe kple magblẽ-
magblẽ ḍe go va kekeli nu to
nyanyuie la me, 11 esi nu woḍom
menye gbeƒãḍela kple apostolo
kpakple trɔ̃subɔlawo ƒe nufiala,[r]
12 nusi ta mekpe nusiawo ƒe fu
hã ḍo, ke ŋu mekpem o; elabena
menya amesi dzi mexɔ se, eye
menyae pete bena, ŋusẽ le esi
wòate ŋu adzra nusi woḍe asi
nam la ḍo hena ŋkeke ma. 13 Lé
nya, siwo le blibo, siwo nèse le
nunye la ƒe kpɔḍeŋu me ḍe asi
le xɔse kple lɔlɔ̃, si le Kristo
Yesu me la me.[v] 14 Dzra nu
nyui, si woḍe asi na wò la ḍo to
Gbɔgbɔ kɔkɔe, si nɔa mía me
la me.[y]

15 Enya esia bena, amesiwo
katã le Asia la trɔ dzo le yonye-
me, amesiwo dome Figelo kple
Hermogene wole.[a] 16 Aƒetɔ la
nakpɔ nublanui na Onesiforo ƒe
aƒe la; elabena ena nye dzi gbɔ
ḍe eme enuenu, eye ŋu mekpenɛ
le nye kɔsɔkɔsɔwo ŋuti o; 17 ke
boŋ, esime wòva Roma la, edim
vevie ŋutɔ, eye wòkpɔm. 18 Aƒe-
tɔ la naḍi nɛ, be wòakpɔ nubla-
nuikpɔkpɔ le Aƒetɔ la gbɔ le ŋke-
ke ma dzi; eye subɔsubɔḍɔ geḍe,
siwo wòwɔ le Efeso la, wò la
ènyae petepete.

**Nuxɔxlɔ̃ le anukwareḍiḍi kple tenɔnɔ sesĩe le nuƒiaƒiaḍɔ la me ŋuti.**

**2.** **A**zɔ wò la, vinye, sẽ ŋu le
amenuveve, si le Kristo Yesu
me la me, 2 eye nusiwo nèse tso
gbɔnye le ḍaseḍila geḍewo dome

la, nu mawo ke natsɔ aḍe asi na
ame wɔnuteƒewo, amesiwo ate ŋu
afia nu ame bubuwo hã. 3 [b]Azɔ
wò la, ḍo dzi le fukpekpe me abe
Yesu Kristo ƒe aʋawɔla nyui ene.
4 Amea ḍeke menɔa aʋa wɔm
tso gatsɔa eḍokui ḍea nuḍuḍuḍɔ-
wɔwɔwo me o, bene wòadze ame-
si tsɔ aʋae la ŋu. 5 Ke ne amea
ḍe le kame tem hã la, womaḍɔ
dziḍuḍukuku nɛ o, negbe ḍeko
wòate kame le se la nu hafi.[f] 6
Agbleḍela, si dzea agbagba la,
ele nɛ be, wòatre kutsetse la ƒe
ḍe ḍuḍu.[g] 7 Bu nusi gblɔm mele
la me kpɔ; elabena Aƒetɔ la ana
gɔmesese wò le nuwo katã me.
8 Ḍo ŋku Yesu Kristo, [k]si tsi tre
tso ame kukuwo dome, amesi [n]tso
Dawid ƒe ƒome me le nye nya-
nyuie nu la dzí, 9 nusi ŋuti [o]me-
kpe fu ḍo yiḍase bablawo me,
abe nuvɔ̃wɔla ene; gake [p]wome-
bla mawunya la o. 10 Eyata me-
ḍoa dzi le nuwo katã me [s]le ame
tiatiawo ta, bene woawo hã ƒe asi
nasu xɔxɔ, si le Kristo Yesu me,
kple ŋutikɔkɔe mavɔmavɔ la dzí.
11 Nyateƒenya wònye: Ne míeku
kpakplii la, míanɔ agbe hã kpa-
kplii;[t] 12 ne míeḍo dzi la, míaḍu
fia hã kpakplii; ne [u]míegbe nu le
egbɔ la, eyama hã lagbe nu le
mía gbɔ; 13 ne míenye nuteƒe-
wɔlawo o la, eyama lanɔ anyi nu-
teƒewɔla; elabena mate ŋu agbe
nu le eḍokui gbɔ o.[z]

**Nuxɔxlɔ̃ le aḍatsonuƒialawo ƒe nyaḍoḍoḍi ƒuƒlu ŋuti.**

14 Ḍo ŋu nusiawo na wo, eye
naḍi ḍase na wo le Aƒetɔ la ŋku
me, bene [b]womagatsɔ nya awɔ
dzre, si me viḍea ḍeke mele o
la o, ke boŋ woblua nyaselawo
ƒe tame. 15 Do vevie be, natsɔ
ḍokuiwò afia Mawu [d]abe ame
like kple ḍɔwɔla, si mehiã be,
ŋu nakpee o, kpakple amesi mã
nyateƒenya la me pɛpɛpɛ ene.
16 Ke si le dzeḍoḍo ƒuƒlu makɔ-
makɔwo nu; elabena woayi dzi
geḍe wu le mawumavɔ̃mavɔ̃ me,[e]
17 eye woƒe nya la keke ḍe dzi
abe abi vɔ̃ ene, [f]amesiwo dome
Himenaio kple Fileto wole, 18
amesiwo trẹ mɔ tso nyateƒe la
gbɔ hele gbɔgblɔm bena, tsitre-
tsitsi va yi xoxo, eye wotrɔa amea
ḍewo ƒe xɔse tsyɔa anyi.

[a] Tes. I. 5, 18; Tim. I. 4, 14.
[b] 1, 8; 4, 5.
[d] Ro. 8, 15.
[e] Ro. 1, 16.
[f] 4, 8.
[g] Kor. I. 9, 7.
[h] Ti. 3, 5.
[i] Ro. 16, 26.
[k] Kor. I. 15, 4. 20.
[l] Kor. I. 15, 55. 57; Heb. 2, 14.
[n] Sam. II. 7, 12.
[o] Ef. 3, 1. 13; Fil. 2, 17.
[p] Fil. 1, 12–14.
[r] Tim. I. 2, 7.
[s] Kol. 1, 24.
[t] Kor. II. 4, 11.
[u] Mat. 10, 33.
[v] Tim. I. 6, 3; Ti. 2, 1.
[y] Tim. I. 6, 20.
[z] Ro. 3, 2. 3; Mo. IV. 23, 19.
[a] 4, 16.
[b] Tim. I. 6, 4; Ti. 3, 9.
[d] Tim. I. 4, 6; Ti. 2, 7. 8.
[e] Tim. I. 4, 7.
[f] Tim. I. 1, 20.

19 Gake la Mawu ƒe gɔmedo-
ḍoanyi sesẽ la lia ke, eye nutre-
nu sia li nɛ: [d]Afetɔ la nya ame-
siwo nye etɔwo, eye amesiame,
si yɔa Afetɔ ƒe ŋkɔ la, nate ḍa
le madzɔmadzɔnyenye gbɔ. 20 Ke
le aƒe gã me la menye sikanu-
wo kple klosalonuwo ḍeḍekoe
nɔnɛ o, ke boŋ atinuwo kple anyi-
nuwo hã nɔnɛ, ḍewo li bubu le
wo ŋu, ḍewo li bubu mele wo ŋu
o. 21 Eyata ne amea ḍe klɔ eḍo-
kui keŋ tso nu mawo me la, anye
goe, si ŋu bubu le, si ŋuti kɔ, si
nyo na aƒeatɔ ƒe ŋudɔwɔwɔ, si
wodzra ḍo ḍi hena dɔ nyui sia
dɔ nyui wɔwɔ.

**Le zɔzɔ nyui ŋuti.**

22 Si le ḍekakpuinyenye ƒe nu-
dzodzrowo nu; ke dze dzɔdzɔe-
nyenye, xɔse, lɔlɔ̃ kple ŋutifafa
yome hekpe ḍe amesiwo katã yɔ
Afetɔ la le dzi dzadzɛ me la ŋu.[f]
23 Ke gbe bometsitsi ƒe yakanu-
kutsyɔtsyɔwo; elabena ènyae be-
na, wohea dzre ko vɛ.[h] 24 Ke ele
na Afetɔ la ƒe subɔla be, wòaga-
wɔ dzre o, ke boŋ wòanye amesi
nyoa dɔme na amewo katã, amesi
tea ŋu fiaa nu, amesi doa dzi le
vɔ̃ me,[k] 25 amesi gbea nya le
dzigbɔḍeanyi me na amesiwo tsia
tre ḍe mawunya ŋu, ḍewo Mawu
ana dzimetɔtrɔ wo, bene woadze
si nyateƒe la, 26 eye woaganyɔ̃
avo atso Abosam, si lè wo aboyo,
bene woawɔ eƒe lɔlɔ̃nu la ƒe mɔ̃
me mahĩ.

**Le amebiela, siwo ava le ŋkeke mamleawo me ŋuti.**

3\. Ke nya esia bena, le ŋkeke
mamleawo me la ɣeyiɣi vɔ̃wo
lava.[s] 2 Elabena ameawo lanye
ḍokuilɔ̃lawo, galɔ̃lawo, adegbe ƒu-
flu ƒolawo, ḍadalawo, busunya-
gblɔlawo, ame maḍoto dzilawo,
ame madakpewo kple ame makɔ-
makɔwo; 3 amesiwo melɔ̃a ame
ƒe nya o, amesiwo gbea avuléle,
ameŋuzɔlawo, amesiwo mete ŋu
dua wo ḍokui dzi o, ame wɔadã-
wo, amesiwo melɔ̃a nu nyui o,
4 yomemɔfialawo, ame mabunu-
wo, amesiwo doa wo ḍokui ḍe
dzi glodzo, amesiwo [v]lɔ̃a hadze-
dze wu esi woalɔ̃ Mawu, 5 ame-
siwo si mawusosroḍa ƒe nɔnɔme
le, gake wogbe eƒe ŋusẽ la. Te

[a] Mat. 7, 15. 21; Ti. 1, 16.
[b] Mat. 22, 14; Ti. 1, 11.
[d] Yoh. 10, 14.
[e] Mo. II. 7, 11. 22.
[f] Tim. I. 6, 11.
[g] Dɔ. 13, 50; 14, 5. 19.
[h] Tim. 1. 4, 7.
[i] Ps. 34, 20.
[k] Ti. 1, 7.
[l] Mat. 16, 24; Dɔ. 14, 22.
[n] Tim. I. 4, 1.
[o] 2, 2.
[p] Yoh. 5, 39.
[r] Pet. II. 1, 19 v. 21.
[s] Tim. 1. 4, 1.
[t] Tim. 1. 6, 11.
[u] Pet. 1. 4, 5.
[v] Fil. 3, 19.

ḍokuiwò ḍa tso amesiawo gbɔ![a]
6 Elabena [b]amesiawo dome amea
ḍewo li, siwo gena ḍe aƒewo me
dzaa, eye woḍea aboyo nyɔnu
abunetɔ, siwo yɔ fũ kple nuvɔ̃-
wɔwɔ, eye nudzodzro bubu ƒo-
mevi geḍewo kplɔa wo yinɛ, 7
amesiwo srɔ̃a nu ḍaa, eye womate
ŋu ava nyateƒe ƒe sidzedze la
gbɔ akpɔ o. 8 Alesi Yane kple
Yambre wotsi tre ḍe [e]Mose ŋuti
la, nenema ke woawo hã wotsi
tre ḍe nyateƒe la ŋuti: Ame tame-
gbegblẽtɔwo, amesiwo meli ke le
xɔse me o. 9 Ke womayi dzi ge-
ḍe wu o; elabena woƒe aḍaba-
dzedze la dze ƒã na amewo katã,
abe ame mawo tɔ ke hã ene.

**Nuxɔxlɔ̃ hena agbenɔnɔ le ŋɔŋlɔ kɔkɔe la nu.**

10 Ke wò la èdze nye nufiafia,
nye agbenɔnɔ, nye tameḍoḍo, nye
xɔse, nye dzigbɔgbɔ blewu, nye
lɔlɔ̃, nye dzidodo, 11 nye yome-
titiwo kple nye fukpekpe, [g]siwo
mekpe le Antioxia kple Ikonio
kple Listra la yome; yometiti ma,
siwo medo dzi kpe la, [i]Afetɔ la
ḍem tso wo katã me. 12 Ke ame-
siwo katã dina be, yewoanɔ agbe
ḍe mawusosroḍa nu le Kristo Yesu
me la, woati woawo hã yome tsã.[l]
13 Ke ame vɔ̃ḍiwo kple ameble-
lawo la woayi dzi vɔ̃ḍitɔe wu anɔ
amewo blem, eye amewo able
wo.[n] 14 Ke wò la nɔ [o]nusiwo nè-
srɔ̃, eye nèkpɔ kakaḍedzi le wo
me la me; elabena ènya amesi-
wo gbɔ nèsrɔ̃e le, 15 eye esi tso
ḍevime ke nènya ŋɔŋlɔ kɔkɔea-
wo la, woate ŋu ana nunya wò
hena agbexɔxɔ to xɔse, si le Kri-
sto Yesu me la me.[p] 16 [r]Ŋɔŋlɔ
sia ŋɔŋlɔ, si tso Mawu ƒe Gbɔgbɔ
me la, enyo hã na nufiafia, na
mokaka, na ḍoḍoḍo, na amehehe,
si le dzɔdzɔenyenye me, 17 bene
[t]Mawu ƒe ame la nade blibo, eye
wòanɔ dzadzraḍoḍi hena dɔ nyui
sia dɔ nyui wɔwɔ.

**Dusẽḍoḍo hena anukwareḍiḍi le dɔwɔwɔ me.**

4\. Mele atam kam na wò, le Ma-
wu kple Yesu Kristo, amesi
[u]le ɒɔnu drɔ̃ ge ame gbagbewo
kple ame kukuwo le eƒe ḍeḍefia
kple fiaḍuƒe me la, ƒe ŋku me:
2 Ɖe gbe ƒã nya la, nɔ edzi, vo-
voyi li alo vovoyi meli o, ka mo,
gbe nya, xlɔ̃ nu le dzigbɔḍeanyi

kple nufiafia katã me.[a] 3 Elabena
yeyiyi le vava ge, esime womaxɔ
nufiafia, si le blibo la o; ke boŋ,
le alesi tome fiẽ wo nu la, woafo
nufialawo nu ƒu na wo ɖokui le
woa ŋutɔwo ƒe nudzodzrowo la
nu.[c] 4 Eye woaɖe to ɖa le nya-
teƒe la ŋuti, eye woatrɔ ayi gli-
wo gbɔ.[g] 5 Ke wò la nɔ mo xexi
le nuwo katã me, [h]do dzi le fu-
kpekpewo me, wɔ nyanyuiegblɔ-
la ƒe dɔ, eye nawu wò subɔsu-
bɔdɔ la nu blibo. 6 Elabena nye
la [i]wotsɔm le mèmem xoxo, eye
nye dzodzoyi la gogo.

Paulo ƒe ʋiʋli kple ŋakuku la.

7 Ʋiʋli nyui lae [m]meʋli; mewu
nye [o]mɔzɔzɔ la nu, melé xɔse la
me ɖe asi. 8 Tso ekema dzi la
wodzra [p]dzɔdzɔenyenye ƒe dzi-
ɖuɖukuku la ɖo ɖi nam, si Afetɔ,
ʋɔnudrɔ̃la dzɔdzɔe la, lanam le
ŋkeke ma dzi; ke menye nye ɖe-
ɖekoe o, ke boŋ amesiwo katã
lɔ̃ eƒe ɖeɖefia la hãe.

Nyadzɔdzɔwo. ɖoɖasiwo kple ɖuɖɔwo.

9 Do vevie be, nava gbɔnye
kaba.[v] 10 Elabena [y]Dema gbɔlẽm
ɖi, le esi wògalɔ̃ fifi xexe sia me
la ŋuti, eye wòyi ɖe Tesalonika;
Kreske yi ɖe Galatia, Tito yi ɖe
Dalmatia. 11 Luka ɖeɖekoe li
kplim. Xo [z]Marko, eye nakplɔe
ɖe asi vɛ; elabena enye kpeɖe-
ŋutɔ nyui nam le subɔsubɔ gome.

[a] Dɔ. 20. 20. 31.
[b] Dɔ. 20. 4: Ef. 6, 21: Kol. 4, 7.
[d] Tim. I. 1, 20.
[e] 1. 13: Tim. I. 4, 1.
[f] Sam. II. 3, 39: Ps. 28, 4.
[g] Tim. I. 4, 7: Tes. II. 2, 11.
[h] 2. 3.
[i] Fil. 2, 17.
[k] 1. 15.
[l] Dɔ. 23, 11: 27, 33.
[n] Kor. I. 9, 25: Tim. I. 6, 12.
[o] Fil. 3, 14.
[p] Pet. I. 5, 4: Yak. 1, 12: Nyad. 2, 10.
[r] Dɔ. 18, 2: Ro. 16, 3.
[s] 1. 16.
[t] Dɔ. 19, 22.
[u] Dɔ. 20. 4: 21, 29.
[v] kp. 21: 1. 4.
[y] Kol. 4, 14.
[z] Dɔ. 15, 37: Kol. 4, 10.

12 [b]Ke Tixiko la medɔe ɖe Efeso.
13 Ne ègbɔna la, tsɔ awu ʋlaya,
si megblẽ ɖe Troa ɖe Karpo gbɔ
la, kple agbalẽawo ɖe asi vɛ, ve-
vietɔ lãgbalẽ la.
14 [d]Aleksandro, akɔblitula, wɔ
vɔ̃ geɖe ɖe ŋunye; [f]Afetɔ la aɖo
eteƒe nɛ le eƒe nuwɔnawo nu;
15 wò hã kpɔ ɖokuiwò dzi nyuie
le eyama ŋuti; elabena etsi tre
ɖe míaƒe nyawo ŋuti ŋutɔ. 16 Le
ɖokuinye nuɖeɖe gbãtɔ me la
amea ɖeke mede dzinye o, ke
boŋ [k]wo katã wogblẽm ɖi. Wo-
magabu esia na wo o. 17 Ke
Afetɔ la [l]tsi tre ɖe gbɔnye, eye
wòdo ŋusẽm, bena mawu gbeƒã-
ɖeɖe la nu, eye trɔ̃subɔlawo katã
nasee, eye wòɖem le dzata ƒe nu
me. 18 Eye Afetɔ la aɖem le nu-
wɔwɔ vɔ̃wo katã me, eye wòaxɔm
heyi ɖe eƒe dziƒofiaɖuƒe la me;
eya tɔ lanye ŋutikɔkɔe tso mavɔ
me yi ɖe mavɔ me! Amen.
19 Ðuɖɔ Priska kple [r]Akwila
kpakple [s]Onesiforo ƒe aƒe la nam
fã. 20 [t]Erasto nɔ Korinto, [u]Tro-
fimo la, megblẽe ɖe Mileto wòle
dɔ lém. 21 Do vevie be, nava, hafi
ne vuvɔŋɔli naɖo. Eubulo kple
Pude kple Lino kple Klaudia kpa-
kple nɔviwo katã ɖuɖɔ wò fã.
22 Afetɔ Yesu Kristo nanɔ anyi
kple wò gbɔgbɔ la! Amenuveve
nanɔ anyi kpli mi!

---

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ÐO ÐE TITO.

Kpɔkplɔyiɖeme.

1 Paulo, Mawu ƒe dɔla kple Yesu
Kristo ƒe apostolo le Mawu ƒe
ame tiatiawo ƒe xɔse kple nya-
teƒe ƒe sidzedze, si le mawuso-
sroɖa me la nu, 2 ɖe agbe mavɔ
ƒe mɔkpɔkpɔ ŋu, si Mawu, amesi
meka aʋatso o la, do ŋugbe, hafi
yeyiyi mavɔmavɔwo dze gɔme;
3 ke eɖe eƒe nya la fia le [a]ye
ŋutɔ ƒe azãgbe la dzi le [b]gbeƒã-
ɖeɖe, si wòtsɔ de asi nam la me,
le Mawu, mía xɔla ƒe sedede la
nu, 4 ŋlɔ ɖo ɖe Tito, [d]vinye vavã
le mí ame eve ƒe xɔse la nu:
Amenuveve kple nublanuikpɔkpɔ

[a] Ef. 1. 9. 10.
[b] Tim I. 1. 1. 11.
[d] Tim. I. 1. 2.
[e] Tim. I. 3. 2–4.
[f] Kor. 1. 4, 1: Tim. II. 2, 24.

kple ŋutifafa, si tso Mawu, Fofo
la, kple Afetɔ Yesu Kristo, mía
xɔla gbɔ la, woana wò!

Le hamemegãwo ɖoɖo kple Kretatɔwo ƒe agbe vlo nanɔ ŋuti.

5 Eyata megblẽ wò ɖe Kreta,
bena naɖo nusiwo susɔ la teƒe-
teƒe, eye naɖo hamemegãwo le du
sia du me, abe alesi mede se na
wò la ene: 6 Amesi ke nye mo-
kaka manɔŋutɔ, nyɔnu ɖeka srɔ̃,
amesi si vi xɔsetɔ, siwo nu wo-
metso be, wowɔa nu vlo alo wo-
meɖoa to o la le.[e] 7 Elabena ele
na dzikpɔla bena, wòanye moka-
ka manɔŋutɔ, [f]abe Mawu ƒe xɔ-

nuvi ene: Wòaganye ḍokuiŋudze-
la o, wòaganye dɔmedzoetɔ o,
wòaganye aha geḍe nola o, wòa-
ganye ameƒola o, wòagaḍi viḍe
ƒoḍi o; 8 ke boŋ wòanye ame-
dzrowɔla, nunyuilɔ̃la, ame dɔŋu-
ḍo, dzɔdzɔetɔ, kɔkɔetɔ kple ḍo-
kuidziḍula, 9 amesi léa nyateƒe-
nya la me ḍe asi le nufiafia la
nu, bena wòate ŋu axlɔ̃ nu le nu-
fiafia, si le blibo la me, eye wòa-
ka mo na ḍeklemiḍelawo.
10 Elabena tosẽla geḍewo kple
nya dzodzro gblɔlawo kple ame-
blelawo li, vevietɔ le ʋatsotso-
tɔwo dome, 11 amesiwo nu wòle
be, woatsi nya ḍo, amesiwo trɔ
ƒome blibo geḍewo ƒe tame hele
nu dzodzrowo fiam le viḍe ƒoḍi
ta.[e] 12 Wo dometɔ ḍeka, si nye
woa ŋutɔwo ƒe nyagblɔḍila la,
gblɔ be: „Kretatɔwo nye ʋatso-
kalawo ḍaa, lã vɔ̃ḍiwo, ƒodo wɔ-
kuviawo.“ 13 Ðaseḍiḍi sia nye
nyateƒe; [g]le esia ta ka mo na wo
vevie, bene woanɔ blibo le xɔse
me, 14 bene womagaḍo to Yuda-
tɔwo ƒe [h]gliwo kple amesiwo trɔ
tso nyateƒe gbɔ la ƒe sedeḍeawo
o. 15 [k]Nuwo katã le dzadzɛ na
ame dzadzɛwo; ke ame ƒoḍiwo
kple dzimaxɔsetɔwo la, naneke
mele dzadzɛ na wo o, ke boŋ
woƒe tame kple woƒe dzitsinya
slaa ƒo ḍi. 16 Woʋua eme bena,
yewonya Mawu, ke wotsɔ woƒe
nuwɔnawo gbe nu le egbɔ; wo-
nye ame nyɔŋuwo kple tosẽlawo
kple amesiwo medze ḍo nyui wɔ-
wɔa ḍeke kura o.[o]

Nuxɔxlɔ̃ le nɔnɔme vovovowo ŋuti.

2. Ke wò la gblɔ nusiwo dze nu-
fiafia, si le blibo,[r] 2 bena ame
tsitsiwo nanye ḍokuidziḍulawo,
ḍokuilɛ́la nyuiwo, ame dɔŋuḍowo,
eye woanɔ blibo le xɔse, lɔlɔ̃
kple dziḍoḍo me.[t]
3 Nenema ke nyɔnu tsitsiwo hã
nanɔ anyi, abe alesi wòdze nyɔ-
nu kɔkɔewo ene: Woaganye ame-
ŋuzɔlawo o, woaganye aha geḍe
nolawo o; ke boŋ woanye nu nyui
fialawo,[v] 4 bene woaxlɔ̃ nu ḍetu-
gbiwo, ne woalɔ̃ wo srɔ̃wo kple
wo viwo, 5 woanye ḍokuidziḍu-
lawo, ame dzadzɛwo, aƒe me dɔ-
wɔlawo, dɔmenyotɔwo, eye [z]woa-
bɔbɔ wo ḍokui na woa ŋutɔ wo

[a] Tim. I. 4, 12; Pet. I. 5, 3.
[b] Pet. I. 2, 15.
[d] Ef. 6, 5; Tim. I. 6, 1; Pet. I. 2, 18.
[e] Tim. II. 3, 6.
[f] 1, 3.
[g] Tim. II. 4, 2.
[h] Tim. I. 4, 7.
[i] Ef. 1, 4.
[k] Mat. 15, 11; Ro. 14, 20.
[l] Kor. I. 1, 7; Fil. 3, 20.
[n] Gal. 1, 4; Tim. I. 2, 6.
[o] Tim. II. 3, 5.
[p] Ef. 2, 10.
[r] Tim. I. 6, 3; Tim. II. 1, 13.
[s] Tim. I. 4, 12.
[t] Tim. I. 5, 1.
[u] Pet. I. 2, 13.
[v] Tim. I. 3, 11.
[y] Fil. 4, 5.
[z] Ef. 5, 22.
[a] Kor. I. 6, 11; Ef. 2, 2; 5, 8.

srɔ̃wo, bena woagagblɔ busunya
ḍe mawunya la ŋuti o.
6 Nenema ke xlɔ̃ nu ḍekakpui-
wo hã be, woaḍu wo ḍokui dzi
nyuie. 7 Le nuwo katã me la
tsɔ ḍokuiwò ḍo kpɔḍeŋu le dɔ
nyui wɔwɔwo me, megabaḍa nu-
fiafia la o, lé ḍokuiwò nyuie,[a] 8
wò nyagbɔgblɔ nanɔ blibo, si wo-
mate ŋu abu fɔ o, bena ŋu na-
kpe amesi tsi tre ḍe eŋuti, le esi
nyaa ḍeke mele esi be, wòagblɔ
vɔ̃ ḍe mía ŋuti o la ta.[b]
9 Xlɔ̃ nu dɔlawo bena, woabɔ-
bɔ wo ḍokui na woa ŋutɔwo ƒe
aƒetɔwo, be woadze wo ŋu le nu-
sianu me: Woaganye ḍeklemiḍe-
lawo o,[d] 10 womagafi naneke aɣla
o; ke boŋ woaḍe nuteƒewɔwɔ nyui
katã afia, [f]bene woaḍo atsyɔ̃ na
Mawu, mia xɔla ƒe nufiafia la le
nuwo katã me.

Mawu ƒe amenuveve, si xɔa ame, eye wòhea ame.

11 Elabena Mawu ƒe amenuveve
la ḍe eḍokui fia hetsɔ xɔxɔ vɛ na
amewo katã, 12 eye wòhea mí,
bena míagbe mawumavɔ̃mavɔ̃ kple
xexeame nudzodzrowo, [i]eye mía-
nɔ anyi le ḍokuidziḍuḍu kple nu
dzɔdzɔe wɔwɔ kpakple mawuso-
sroḍa me le xexe sia me, 13 eye
[l]míanɔ yayramɔkpɔkpɔ kple Ma-
wu gã la kple mía xɔla Yesu Kri-
sto ƒe ŋutikɔkɔe ƒe ḍeḍefia la la-
lam, 14 [n]amesi tsɔ eḍokui hena ḍe
mía ta, bene yeaxe fe ḍe mía ta
axɔ mí atso sedzimawɔmawɔ katã
me, eye bene yeaklɔ dukɔ, si
doa vevie le [p]dɔ nyui wɔwɔ me
la ŋuti hena ye ŋutɔ ḍokui!
15 Gblɔ nusiawo, eye naxlɔ̃ nu,
eye naka mo kple ŋusẽ katã!
[s]Megana amea ḍeke nado vlo
wò o!

Le toḍoḍo dziḍuḍu kple tufafa na amesiame ŋuti. Gbugbɔgadzi ƒe tsilele.

3. Ðo ŋu nusiawo na wo bena,
woabɔbɔ wo ḍokui na [u]dziḍu-
lowo kple ŋusẽwo, eye woaḍo to
wo, eye woasu te hena dɔ nyui
sia dɔ nyui wɔwɔ: 2 Woagagblɔ
busunya ḍe amea ḍeke ŋuti o,
woaganye dzrehelawo o; woanye
ame fetuwo, woatsɔ dɔmefafa katã
afia amewo katã.[y] 3 Elabena tsã
la [a]míawo hã míenye ame manya-
nuwo, tosẽlawo, mɔtrelawo, nu

dzodzro kple dzidzɔkpɔkpɔ bubu
ƒomevi geḍewo ƒe subɔlawo, vɔ̃-
ḍiwɔwɔ kple ŋuʋaʋã me nɔlawo,
ame nyɔŋuwo kple amesiwo léa
fu wo nɔewo. 4 Ke esime Mawu,
mía xɔla ƒe dɔmenyonyo kple
amelɔlɔ̃ do la,[b] 5 [d]exɔ mí ḍe agbe;
menye le dzɔdzɔenyenye ƒe dɔ,
si míawo míewɔ la ta o, ke boŋ
exɔ mí le eƒe nublanuikpɔkpɔ la
nu to gbugbɔgadzi ƒe [g]tsilele
kple Gbɔgbɔ kɔkɔe ƒe yeyewɔ-
wɔ la me, 6 si [i]wòkɔ ḍe mía dzi
fũ ŋutɔ to Yesu Kristo, mía xɔla
la dzi, 7 bena mí amesiwo wotso
afia na to eƒe amenuveve me la,
míazu agbe mavɔ ƒe domenyila-
wo le mɔkpɔkpɔ la nu.

Nuŋlɔŋla ḍoḍo kple ḍuḍɔ vovovowo.

8 Nyateƒenya wònye, eye mele
didim be, wò la naka ḍe nusiawo
dzi, bena amesiwo xɔ Mawu dzi
se la, nado vevie [o]anɔ dɔ nyui
wɔwɔwo dzi. Nusiawo nyo, eye
wonye viḍenu na amewo. 9 Ke

[a] Tim. I. 4, 7.
[b] 2, 11.
[d] Ef. 2, 8. 9.
[e] Yoh. II. 10; Mat. 18, 15. 16.
[f] Tim. I. 6, 4. 5.
[g] Yoh. 3, 5; Ef. 5, 26.
[h] Tim. II. 4, 12.
[i] Yoel 3, 1.
[k] Dɔ. 18, 24; Kor. I. 3, 5. 6.
[l] 2, 14; Ef. 4, 28.
[n] Mat. 7, 19.
[o] kp. 14.

si le bometsitsi ƒe anukutsyɔ-
tsyɔwo kple dzidzimenyawo kple
dzrehehewo kpakple avuwɔwɔwo
le sea ŋuti la nu; elabena wome-
nyo na naneke o, eye wonye ya-
kanuwo.[a] 10 Ne èxlɔ̃ nu kɔma-
mãwɔlaa ḍe zi ḍeka alo zi eve
la, nagbee;[e] 11 elabena ɔnyae be,
amesia tɔgbe gblẽ keŋ, eye wò-
wɔa nuvɔ̃ hebua fɔ eḍokui.[f]
12 Ne medɔ Artema alo [h]Tixi-
ko ḍe gbɔwò la, do vevie be, na-
va gbɔnye le Nikopoli; elabena
meḍoe bena, manɔ afima le vu-
vɔŋɔli. 13 Do mɔ sefiala Zena
kple [k]Apolo nyuie, bena naneke
nagahiã wo o. 14 Ke na mía tɔ-
wo hã nasrɔ̃ [l]dɔ nyui wɔwɔwo
dzinɔnɔ hena nu vevi, siwo hiã
ame la, [n]bene woagatsi ku ma-
tsematse o.
15 Amesiwo katã le gbɔnye la,
ḍuḍɔ wò ƒã. Ḍuḍɔ amesiwo katã
lɔ̃a mí le xɔse me la nam ƒã.
Amenuveve nanɔ anyi kpli mi
katã!

---

# PAULO ƑE AGBALẼ, SI WÒŊLƆ ƉO ƉE FILEMON.

---

Paulo ƒe nyaxɔxɔ ḍe Onesimo, amesi si le Filemon gbɔ, eye wòtrɔ dzi me azɔ la nu.

1 Paulo, Kristo Yesu ƒe [p]ga-
tɔ, kple nɔvi Timoteo woŋlɔ ḍo
ḍe Filemon, mía lɔlɔ̃tɔ kple ha-
dɔwɔla, 2 kple Apia, mía nɔvi-
nyɔnu, kple [r]Arxipo, mía hadɔ-
wɔla, kpakple hame, si le aƒewò
me: 3 Amenuveve kple ŋutifafa,
si tso Mawu, mía Fofo, kple Aƒe-
tɔ Yesu Kristo gbɔ la, woana mi![t]
4 Meda akpe na Mawunye ḍaasi,
ne meḍoa ŋku dziwò le nye gbe-
dododawo me, 5 esi mesena le
wò lɔlɔ̃ kple nuteƒewɔwɔ, si le
asiwò hena Aƒetɔ Yesu kple ame
kɔkɔewo katã la ŋuti, 6 bene wò
nuteƒewɔwɔ ƒe hadede nasẽ ŋu
hena Kristo Yesu to nu nyui sia
nu nyui, si le mía me la sidze-
dze me.[v] 7 Elabena, nɔvi, [y]míe-
kpɔ dzidzɔ geḍe kple akɔfafa le
wò lɔlɔ̃ la ŋuti, le esi ame kɔ-
kɔewo ƒe dziwo kpɔ gbɔḍeme to
dziwò la ta.

[p] Ef. 2, 1.
[r] Kol. 4, 17.
[s] Kol. 4, 9; Kor. I. 4, 15; Gal. 4, 19.
[t] Ro. 1, 7.
[u] Fil. 2, 30.
[v] Fil. 1, 9.
[y] Kor. II. 7, 4.
[z] Kor. II. 9, 7.

8 Eyata wònye dzideƒo geḍe
le asinye le Kristo me be, made
se na wò le nusi dze la ŋuti hafi,
gake le lɔlɔ̃ ta la mele nu xlɔ̃m
wò boŋ. 9 Esi menye amesia
tɔgbe la, nye Paulo tsitsi, si nye
Kristo Yesu ƒe gatɔ hã azɔ la,
10 mele kuku ḍem na wò ḍe vi-
nye Onesimo, [s]si medzi le nye
bablawo me la ta, 11 amesi me-
nye viḍea ḍeke na wò tsã o; ke
azɔ la enye viḍe nyui na wò kple
nye hã; 12 amesi megbugbɔ le
ḍoḍom ḍe wò la. Wò la xɔ eya-
ma, eyae nye nye ŋutɔ nye dzi,
13 amesi medi be, wòanɔ gbɔnye,[u]
bena wòasubɔm ḍe tewòƒe le nya-
nyuie ƒe bablawo me hafi; 14 ga-
ke esi nyemenya wò lɔlɔ̃nu o la,
nyemedi be, mawɔ naneke o, bena
wò nyuiwɔwɔ la nagato dzizizi
me o, [z]ke boŋ wòato lɔlɔ̃nu faa
me. 15 Elabena ḍewohĩ esia ŋuti
wòdzo le gbɔwò ɣeyiɣi kpuia ḍe,
bena wòanɔ gbɔwò tegbetegbe;

16 megale abe kluvi ene o, ke
boŋ wu kluvi la, ele abe nɔvi lɔ-
lɔ̃ ene, vevietɔ na nye, ke aleke
geɖe wu wònyee na wò le ŋutilã
me kple Aƒetɔ la me siaa?[a] 17 Ke
azɔ la, ne èbum wò hadela la,
xɔe abe nye ŋutɔ ene. 18 Ke ne
ewɔ vɔ̃a ɖe ɖe ŋuwò, alo wònyi
fea ɖe le asiwò la, bui nam. 19
Nye Paulo ŋutɔe tsɔ nye asi ŋlɔe,
maxe fea; nyemelɔ̃ be, magblɔ
na wò bena, wò ŋutɔ ɖokuiwò
gɔ̃ hã ƒe fe nènyi le asinye o. 20
E, nɔvi, na nye la makpɔ viɖe
tso gbɔwò le Aƒetɔ la me; [f]na
nye dzi nagbɔ ɖe eme le Kristo
me! 21 Esi meɖo dzi ɖe wò to-
ɖoɖo ŋu ŋuti la, meŋlɔe na wò;
elabena menyae bena, àwɔe wòa-
gbɔ dzi wu alesi megblɔ na wò.
22 Ke dzra dzeƒe ɖo ɖi na nye
hã; elabena mele mɔ kpɔm bena,
to miaƒe gbedodoɖawo me la
woatsɔm ake [b]mi.
23 [d]Epafra, hanyegatɔ le Kristo
Yesu me, 24 kple Marko kple Ari-
starxo kple Dema kpakple Luka,
hanyedɔwɔlawo, ɖuɖɔ mi ƒã.[e]
25 Mía Aƒetɔ Yesu Kristo ƒe
amenuveve nanɔ anyi kple miaƒe
gbɔgbɔ la!

[a] Tim. I. 6, 2.
[b] Fil.1,25;2,24.
[d] Kol.1,7;4,12.
[e] 4, 10. 14.
[f] kp. 7.

---

# AGBALẼ, SI WOŊLƆ ƉO ƉE HEBRITƆWO.

---

Kristo, Mawuvi la, ƒo mawudɔlawo ta.

1 Esime Mawu ƒo nu na fofoawo
le blemaŋɔli to nyagblɔɖilawo
dzi zi geɖewo le nya ƒomevi ge-
ɖewo me la, eƒo nu kple míawo
hã le ŋkeke mamletɔ siawo me
le Via me, 2 amesi wòɖo nuwo
katã ƒe [h]domenyila, amesi hã dzi
[i]wòto wɔ xexeame, 3 amesi nye
[k]eƒe ŋutikɔkɔe ƒe keklẽ kple eƒe
mawunyenye ƒe nɔnɔme, eye wò-
tsɔa eƒe ŋusẽ ƒe nya léa nuwo
katã ɖe asi; eye esi wòwu míaƒe
[n]nuvɔ̃wo ƒe kɔklɔɖa nu vɔ la,
[o]ebɔbɔ nɔ anyi ɖe gãnyenye ƒe
nuɖusi me le dziƒo; 4 eye zi geɖe
alesi wòƒo mawudɔlawo ta le ŋkɔ
gã xɔxɔ me la, zi geɖe ma ke
wòzu gã wu wo.[s] 5 Elabena ma-
wudɔlawo dome ameka wògblɔ
na kpɔ bena: [t]„Vinye nènye,
egbea medzi wò“ mahã? Eye
wògagblɔ bena: [u]„Nye la manye
Fofo ne, eye eya hã lanye Vi
nam“ mahã? 6 Ke ne [v]egakplɔ
ŋgɔgbevi la va xexeame la, egblɔ
bena: [y]„Eye Mawu ƒe dɔlawo ka-
tã woade ta agu ne.“ 7 Eye wò-
gblɔ le mawudɔlawo ŋuti bena:
[a]„Etsɔ eƒe dɔlawo wɔ yawo, eye
wòtsɔ eƒe subɔlawo wɔ dzo ƒe
aɖewo;“ 8 ke egblɔ le Via ŋuti
bena: [e]„Mawu, wò fiazikpui nɔa
anyi tso mavɔ me yi ɖe mavɔ me,
fiatikplɔ dzɔdzɔe enye wò fiaɖu-
ɖu ƒe fiatikplɔ. 9 Elɔ̃a dzɔdzɔe-
nyenye, eye néléa fu madzɔma-
dzɔnyenye; eyata Mawu, wò Ma-
wu la, tsɔ dzidzɔmi si na wò wu
wò hatiwo. 10 Aƒetɔ,[g] wòe ɖo
anyigba gɔme anyi le gɔmedze-
dzea me, eye dziƒowo nye wò asi-
nuɖɔwɔwɔwo. 11 Woamawo nu
ayi, ke wò la ànɔ anyi ɖaa: eye
wo katã anyunyɔ abe avɔ ene, 12
eye àɖɔ li wo woaɖɔ abe awu
ene; gake wò la nenema ko nèle,
eye wò ƒewo nu metsona o.[i] 13
Ke mawudɔlawo dome ameka
wògblɔ na kpɔ bena: [l]„Bɔbɔ nɔ
nye nuɖusi me, vaseɖe esime
matsɔ wò futɔwo awɔ wò afɔ-
ɖodzinui“ mahã? 14 Alo wo katã
la, ɖe menye [p]subɔsubɔgbɔgbɔwo
wonye woɖo ɖa be, [r]woawɔ su-
bɔsubɔdɔ le amesiwo lanyi agbe-
xɔxɔ ƒe dome la ta o mahã?

Toɖoɖo Kristo ƒe nya.

2 Eyata ele na mí bena, míalé
to ɖe nusiwo míese la ŋuti ge-
ɖe wu, bene míagato eŋuti ayi o.
2 Elabena ne nya, si wogblɔ ɖi
to [z]mawudɔlawo dzi la, li ɖi se-
sĩe, eye vodada sia vodada kple
tosesẽ sia tosesẽ kpɔ eŋuti fetu
vɔ̃, si dze la, 3 [b]aleke gɔ̃ míawo
míele sisi gee, ne míelé be na
ale xɔxɔ gã sia o mahã? [d]Esia
ŋutinya Aƒetɔ la gblɔ gbã, eye
amesiwo see la, ka ɖe edzi na
mí, 4 eye Mawu ŋutɔ hã tsɔ [f]dze-
siwo kple nukunuwo kple ŋusẽ-
nu bubu ƒomevi geɖewo kple

[g] Ps. 102, 26-28.
[h] Ps. 2, 8.
[i] Yoh. 1, 3; Kol. 1, 16.
[k] Kor. II. 4, 4; Kol. 1, 15.
[l] Ps. 110, 1.
[n] 9, 14. 26.
[o] Mar. 16, 19.
[p] Dan. 7, 10.
[r] Ps. 34, 8; 91, 11.
[s] Fil. 2, 9.
[t] Ps. 2, 7.
[u] Sam. II. 7, 14.
[v] Ro. 8, 29.
[y] Ps. 97, 7.
[z] Dɔ. 7, 53; Gal. 3, 19.
[a] Ps. 104, 4.
[b] 10, 29.
[d] 12, 25.
[e] Ps. 45, 7. 8.
[f] Mar. 16, 20; Kor. I. 12, 4. 11.

Gbɔgbɔ kɔkɔe nana le ye ŋutɔ
ƒe lɔlɔ̃nu la, ɖi ɖase hekpe ɖe wo
ŋuti.

**Kristo to fukpekpe me heyi ɖe ŋutikɔkɔe me.**

5 Elabena metsɔ xexeme, si le
vava ge, si ŋuti míeƒoa nu lena
la, de mawudɔlawo ƒe ŋusẽ te o.
6 Ke amea ɖe ɖi ɖase kɔte le
[b]afia ɖe bena: „Nukae nye ame-
gbetɔ bena, nèɖoa ŋku edzi, kple
amegbetɔvi be, nèléa ŋku ɖe eŋu?
7 Ebɔbɔe ɖe anyi ɣeyiɣi kpuia
ɖe wu mawudɔlawo; ŋutikɔkɔe
kple bubu nètsɔ ɖɔ nɛ, eye nè-
tsɔe ɖo wò asinudɔwɔwɔwo katã
nu, 8 nuwo katã nètsɔ de eƒe afɔ
te.“ Elabena le nuwo katã tsɔ-
tsɔ de eƒe afɔ te me la naneke
mesusɔ ɖi, si wometsɔ de ete o;
gake azɔ la míekpɔ haɖe ke bena,
wotsɔ nuwo katã de ete o. 9 Ga-
ke míekpɔ Yesu, amesi wòbɔbɔ
ɖe anyi ɣeyiɣi kpuia ɖe wu ma-
wudɔlawo la bena, le ku ƒe fu-
kpekpe ta la [f]wòtsɔ ŋutikɔkɔe
kple bubu ɖɔ nɛ, bene wòaɖɔ ku
akpɔ ɖe amesiame nu to Mawu
ƒe amenuveve me. 10 Elabena
amesi ta nuwo katã li ɖo, [g]amesi
me nuwo katã to va, amesi kplɔ
vi geɖewo yi ɖe ŋutikɔkɔe me la,
edzee bena, woawɔ wo xɔxɔ ƒe
fia la blibo to fukpekpewo me.
11 Elabena amesi kɔa amewo ŋuti
kple amesiwo ŋuti wokɔ la, wo
katã dzɔ tso ame ɖeka me, eyata
ŋu mekpee be, [k]wòayɔ wo be nɔ-
viwo o; 12 esime wògblɔ bena:
[n]„Matsɔ wò ŋkɔ aɖe gbe ƒã na
nɔvinyewo, le hame la titina ma-
dzi ha akafu wò.“ 13 Eye wò-
gagblɔ be: [o]„Matsɔ nye ŋuɖoɖo
aɖo edzi.“ Eye wògagblɔ be:
[p]„Kpɔ da, mía kple vi, siwo Ma-
wu tsɔ nam la, enye esi.“
14 Azɔ alesi viawo kpɔ ʋu kple
ŋutilã ƒe gome la, [r]nenema ke
eya hã kpɔ ekemawo ƒe gome,
[t]bene wòato ku me aɖi gbɔ ame-
si si ku ƒe ŋusẽ le, si nye Abo-
sam la, 15 eye wòaɖe amesiwo
katã nɔ kluvinyenye me to vɔvɔ̃
na ku me le woƒe agbenɔɣiwo
katã me la. 16 Elabena vavã, me-
nye mawudɔlawo wòva xɔxɔ ge
na o, ke boŋ Abraham ƒome wò-
va xɔxɔ ge na. 17 Eyata ele nɛ
be, [v]wòaɖi nɔviawo le nuwo katã
me, bene wòatrɔ zu nunɔlagã nu-

[a] 4, 15.
[b] Ps. 8, 5—7.
[d] 4, 14.
[e] Mo. IV. 12, 7.
[f] Fil. 2, 8. 9.
[g] Ro. 11, 36.
[h] Ef. 2, 19.
[i] Ps. 95, 7—11.
[k] Mar. 3, 34. 35; Mat. 25, 40; Yoh. 20, 17.
[l] Mo. II. 17, 7; Mo. IV. 20, 2-5.
[n] Ps. 22, 22.
[o] Yes. 8, 17.
[p] Yes. 8, 18.
[r] kp. 17.
[s] Mo. IV. 14, 21 v. 23.
[t] Tim. II. 1, 10; Yoh. 12, 31.
[u] Tes. I. 5, 11.
[v] Fil. 2, 7.
[y] 6, 11.

blanuikpɔla kple nuteƒewɔla le
Mawu ƒe dɔwo gome, bene wòalé
avu le dukɔ la ƒe nuvɔ̃wo ta. 18
Elabena esi wòkpe fu, eye wotee
kpɔ ŋuti la, ate ŋu axɔ na ame-
siwo wotena kpɔna.[a]

**Kristo ƒo Mose ta: eyata woahe to na amesi aɖe megbe tso Kristo gbɔ awu.**

3. Eyaŋuti, nɔvi kɔkɔewo, dziƒo-
yɔyɔ gomekpɔlawo: Mibu mia-
ƒe xɔsemeʋuʋu ƒe ame ɖɔɖɔ kple
[d]nunɔlagã Yesu la ŋuti, 2 amesi
nye nuteƒewɔla na amesi ɖoe, abe
alesi [e]Mose hã nye nuteƒewɔla le
eƒe aƒe blibo la katã me ene. 3 Ela-
bena zi geɖe alesi amesi dzra aƒe
ɖo la kpɔa bubu gã wu aƒea la,
zi geɖe ma ke wobu eyama be,
edze ŋutikɔkɔe gã xɔxɔ wu Mose.
4 Elabena aƒe sia aƒe la amee
dzranɛ ɖo; ke amesi dzraa nuwo
katã ɖo la, eyae nye Mawu. 5 Eye
Mose la nye nuteƒewɔla le eƒe aƒe
blibo la katã me abe subɔla ene,
bene wòaɖi ɖase le nusiwo woa-
va gblɔ la ŋuti; 6 ke Kristo la
nye nuteƒewɔla abe Vi ene le eƒe
aƒe dzi; [h]amesi ƒe aƒe míawo míe-
nye, nenye be, míelé dzideƒo kple
mɔkpɔkpɔ ƒe adegbeƒoƒo ɖe asi
sesie vaseɖe nuwuwu.
7 Eyaŋuti abe alesi Gbɔgbɔ kɔ-
kɔe la gblɔ ene be: [i]„Egbegbe,
ne miese eƒe gbe la, 8 migasẽ
miaƒe dzime, abe alesi wowɔ le
dɔmedzoe me le tetekpɔ ƒe ŋke-
ke la dzi le gbeadzi ene [l]o, 9 esi-
me mia fofowo tem kpɔ, eye wo-
dom kpɔ, eye wokpɔ nye dɔwɔ-
wɔwo ƒe blane sɔŋ. 10 Eyata ne-
nem dzidzime sia ƒe nu ku dzi
nam, eye megblɔ be: Ɖaasi woƒe
dzi tra mɔ; ke womenya nye mɔ-
wo o. 11 Eyata meka atam le
nye dziku me bena: Ne woahaɖe
nye dzudzɔ la me fĩ!“[s] 12 Nɔvi-
wo, mikpɔ nyuie be, dzi vɔ̃ɖi ma-
xɔse nagano mia dometɔa ɖeke
me o, bene wòagatrɔ atso Mawu
gbagbe la gbɔ o, 13 ke [u]mixlɔ̃ nu
mia nɔewo gbesiagbe boŋ, ŋke-
ke alesi woyɔ egbegbe, bene nu-
vɔ̃ ƒe beble nagasẽ mia dometɔa
ɖeke ƒe dzime o. 14 Elabena míe-
zu Kristo ƒe gomekpɔlawo, nenye
be, míalé míaƒe dzideƒo ƒe gɔme-
dzedze me ɖe [y]asi sesie halase
nuwuwu la. 15 Esime wògblɔ be:

[a]„Egbegbe, ne miese efe gbe la,
migasẽ miafe dzime, abe alesi
wowɔ le dɔmedzoe me ene o!"
16 Elabena amekawoe see, eye
wòve dɔme na wo mahã? Alo me-
nye wo katãe, amesiwo Mose kplɔ
do go tso Egipte la o mahã? 17
Ke amekawo fe nue ku dzi nɛ fe
blane sɔŋ mahã? Alo menye ame-
siwo wɔ nuvɔ̃, [b]amesiwo fe fu ko-
tsoewo tsi gbedzi lae o de? 18
Ke amekawo [d]wòka atam na be-
na, ne woahade yefe dzudzɔ la
me fĩ? Ðe menye na tosẽlawo
o mahã? 19 Eye míekpɔ bena,
womete ŋu yi de eme o le dzi-
maxɔse ŋuti.

**Dzudzɔ vavãa de gali na Mawu fe duko la to Kristo me.**

4 Eyata esi efe dzudzɔ me yiyi
ŋugbedodo gali na mí ŋuti la,
minɛ míavɔ̃, bene woagakpɔ mía
dome amea deke be, etsi eŋuti o.
2 Elabena wogblɔ nyanyuie la fia
míawo hã, abe woamawo ke hã
ene; gake nya, si wose la, mede
via deke na woamawo o; elabe-
na amesiwo see la fe xɔse mewɔ
deka kple nya la o. 3 Eyata mí
amesiwo xɔe se la, míayi de dzu-
dzɔ ma me, [i]abe alesi wògblɔ
ene bena: „Abe alesi meka atam
le nye dziku me ene bena: Ne
woahade nye dzudzɔ la me fĩ;"
wònye wowu dɔwɔwɔwo nu tso
xexeme fe gɔmedodoanyi me hafi.
4 Elabena egblɔ le afia de le ŋke-
ke adrelia ŋuti bena: [l]„Eye Ma-
wu dzudzɔ le ŋkeke adrelia dzi
tso efe dɔwɔwɔwo katã me." 5
Eye wògagblɔ le afisia bena:
„Ne woahade nye dzudzɔ la me
fĩ!" 6 Eyata esi wòsusɔ bena,
amea dewo nayi de eme, eye ame-
siwo wogblɔ nyanyuie la fia gbã
la, meyi de eme o le dzimaxɔse
ŋuti la, 7 egado ŋkekea de le Da-
widnu le ɣeyiɣi siamegbe bena:
[p]„Egbegbe," [r]abe alesi wogblɔ di
ene bena: „Egbegbe, ne miese
efe gbe la, migasẽ miafe dzime
o." 8 Elabena de Yosua kplɔ [s]wo
yi de dzudzɔ me la, anye ne me-
gafo nu emegbe la le ŋkeke bu-
bua de ŋuti o. 9 Eyaŋuti Sabat
fe dzudzɔ gasusɔ na Mawu fe
dukɔ la. 10 Elabena amesi yi de
efe dzudzɔ me la, [v]eya hã dzu-

[a] kp. 7.
[b] Kor. I. 10, 10.
[d] kp. 11.
[e] Yer. 23, 29.
[f] 3, 1; 6, 20; 7, 26; 8, 1; 9, 11.
[g] 2, 17.
[h] Yoh. I. 3, 21.
[i] Ps. 95, 11; ta 3, 11.
[k] Ro. 3, 25.
[l] Mo. I. 2, 2.
[n] 4, 16.
[o] Mo. III. 9, 7; 16, 6.
[p] Ps. 95, 7. 8.
[r] 3, 7.
[s] Mo. V. 31, 7; Yos. 22, 4.
[t] Mo. II. 28, 1.
[u] Ps. 2, 7.
[v] Nyad. 14, 13.
[y] Ps. 110, 4; kp. 7.

dzɔ tso efe dɔwɔwɔwo me, abe
alesi Mawu dzudzɔ tso etɔwo me
la ene.
11 Azɔ minɛ míado vevie, bene
míayi de dzudzɔ ma me, bene
amea deke nagadze tosesẽ ma ke
tɔgbea deke me o. 12 Elabena
Mawu fe nya la le agbe, eye wò-
sẽa ŋu, eye wòdana wua yi nue-
vee sia yi nuevee, eye wòfona
de ame yina de eme, halase esi-
me wòmãa luʋɔ kple gbɔgbɔ kple
funukpefeewo kpakple futomemi
me, eye wònye tamesusuwo kple
dzimedidiwo fe ʋɔnudrɔ̃la;[e] 13
eye nuwɔwɔa deke mele ɣaɣla
le efe ŋku me o; ke boŋ woklo
nu le nuwo katã dzi, eye wotsi
fefle le amesi gbɔ míafe nya le
la ŋku me!
14 Azɔ [f]esi nunɔlagã, si to dzi-
fowo me yi la, le mía si, si nye
Yesu, Mawu Vi la, minɛ míalé
míafe xɔsemeʋuʋu de asi sesĩe.
15 Elabena menye nunɔlagã, [g]si
mate ŋu anya míafe gbɔdzɔgbɔ-
dzɔwo na mí o lae le mía si o,
ke boŋ enye amesi wote kpɔ le
nuwo katã me, abe míawo ke ene,
negbe nuvɔ̃ koe mele eŋu o. 16
Eyata minɛ míatsɔ [h]dzidefo ate
va efe [k]amenuvevezikpui la gbɔ,
bene míafe asi nasu nublanui-
kpɔkpɔ dzi, eye míakpɔ amenu-
veve hena mía xɔxɔ le hiahiãgbe.

**Kristo, si nye nunɔlagã vavã la, fo Aron ta.**

5 Elabena nunɔlagã sia nunɔla-
gã, si wotsɔ tso amewo dome
la, wodoe anyi le amewo ta le
Mawu fe dɔwo gome, bene wòa-
tsɔ nunanawo kple numemewo
ana le nuvɔ̃wo ta, 2 amesi ate
ŋu [n]ave ame manyanuwo kple
mɔtrelawo nu, esi gbɔdzɔgbɔdzɔ
le eya ŋutɔ hã ŋuti la ta, 3 eye
esia ta wòle nɛ bena, abe alesi
wòsa vɔ de dukɔ ta ene la, ne-
nema ke wòasa vɔ de [o]ye ŋutɔ
dokui hã ta le nuvɔ̃wo ŋuti.
4 Eye amea deke metsɔ bubu
sia na edokui o, ke boŋ Mawu
yɔnɛ [t]abe Aron ene. 5 Nenema
ke Kristo hã metsɔ ŋutikɔkɔe na
edokui, bene wòanye nunɔlagã o;
ke boŋ amesi gblɔ nɛ bena:[u] „Vi-
nye nènye, egbea medzi wò" lae;
6 abe alesi wogblɔ le afi bubua
de hã ene bena: [y]„Wòe nye nu-

nɔla yi de mavɔmavɔ me le Mel-
xizedek ƒe dodo la nu.“ 7 Amesi
tsɔ gbedododawo kple kukude-
dewo le eƒe ŋutilã me nonɔ ƒe
ŋkekewo me hekpe de ɣlidodo
sesĩ kple [a]adatsiwo ŋu va amesi a Mat.26,39-46.
te ŋu xɔe tso ku me la gbɔ, eye
wòdo toe le esi wòvɔ̃a Mawu la
ŋuti; 8 eye wònye Vi wònye hafi,
gake wòsrɔ̃ [b]tododo le fu, siwo b Fil. 2, 8.
wòkpe la me; 9 eye esi [d]wowɔe d Yoh. 17, 1. 5.
blibo la, ezu agbexɔxɔ mavɔ ƒe
gɔmedola na amesiwo katã doa
toe, 10 amesi Mawu yɔ be nunɔ- e 10, 32–34.
lagã le Melxizedek ƒe dodo la nu.
11 Nusiawo ŋutie nya gede le
mía si be, míagblɔ, eye wo gɔ-
medededefia nye dɔ, le esi mienye
kuviatɔwo le nyasese me la ŋuti. f 3, 14; Fil. 1, 6.
12 Elabena ele na mi be, mianye
nufialawo le ɣeyiɣi la ƒe didi nu;
gake egahiã mi be, woagafia nu-
siwo nye Mawu ƒe nyawo ƒe gɔ-
medzenuwo mi, eye miezu abe
amesiwo gahiã [g]notsi ko, eye me- g Kor.I.3,1–2.
nye nududu sesẽ o la ene. 13
Elabena amesiame, si nɔa notsi
nom la, menya naneke le dzɔ-
dzɔenyenye ƒe nya ŋuti o; [h]ela- h Ef. 4, 14.
bena vidzĩe ko wònye. 14 Ke nu- i Mo.I.22,16.17.
dudu sesẽ li na amesiwo tsi zu
blibo to ŋudɔwɔwɔ me kpɔ si-
dzenu, siwo nu mã wo, [k]be woa- k Fil. 1, 10; Ro. 16, 19.
bu nyui kple vɔ̃ me kpɔ la.

l Mo. II. 22, 10.

Nuxoxlɔ̃ le megbedede tso xɔse la gbɔ ŋuti.

6. Eyata mina míagblẽ Kristo ƒe
nufiafia ƒe gɔmedzedze di, eye
míade ŋgɔgbe ate de blibonye-
nye ŋuti, bene míagado dzime-
tɔtrɔ tso dɔwɔwɔ kukuwo me
kple Mawu dzixɔse 2 kple mawu-
tsidedetanameŋuti nufiafiawo kple
asidada de ame dzi kple ame ku-
kuwo ƒe tsitretsitsi kpakple ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ mavɔ ƒe gɔme anyi o.
3 Eye míawɔ esia, ne Mawu de
mɔ. 4 Elabena amesiwo me wo-
klẽ do kpɔ, eye wodɔ dzifo ƒe
nunana kpɔ, eye wozu Gbɔgbɔ
kɔkɔe ƒe gomekpɔlawo,[n] 5 eye n 10, 26. 27; Mat. 12, 31; Yoh. I. 5, 16.
wodɔ Mawu ƒe nyanyuie kple xe-
xeme, si le vava ge ƒe ŋusẽwo o 5, 6.
kpɔ, 6 eye wogade megbe la, esẽ
na wo bena, woagawɔ wo yeye
hena dzimetɔtrɔ, le esi wogaklã
Mawuvi la de atitsoga ŋu na wo
dokui, eye wona wodo ŋukpee la p Mo. I. 14, 19-20.
ta. 7 Elabena anyigba, si noa tsi,

si dzana de edzi agbadre, eye
wòmiea amagbe, si nyo na ame-
siwo ŋlɔe la, xɔa yayra tsoa Ma-
wu gbɔ; 8 ke ne emie ŋuwo kple
srẽwo la, ezu vlo, eye wòtsɔ de
fiƒode gbɔ, esi ƒe nuwuwu nye
fiafiã.

Nuxoxlɔ̃ le dzidodo de ŋugbedodo la ŋu ŋuti.

9 Ke, lɔlɔ̃tɔwo, míekpɔ kakade-
dzi le mia ŋuti be, miaƒe nya anyo
awu, eye wòate de xɔxɔ ŋu, wò-
nye míeƒo nu alea hafi. 10 Ela-
bena Mawu menye madzɔmadzɔtɔ
be, [e]wòaŋlɔ miaƒe dɔwɔwɔ kple
lɔlɔ̃, si miede fia le eƒe ŋkɔ ta,
le esime miesubɔ ame kɔkɔewo,
eye miegale edzi le wo subɔm
la be o. 11 Ke míele didim ve-
vie bena, [f]mia dome amesiame
nade veviedodo ma ke afia le
mɔkpɔkpɔ ƒe kakadedzi blibo va-
sede nuwuwu la ŋuti, 12 bene mia-
gazu kuviatɔwo o; ke boŋ mizu
amesiwo toa xɔse kple dzigbɔgbɔ
blewu me nyia ŋugbedodowo ƒe
dome la, srɔ̃lawo. 13 Elabena
esime Mawu na ŋugbedodo Abra-
ham la, le esi amea deke mega-
lolo de enu, ne wòatá o ŋuti la,[i]
etá ye ŋutɔ dokui 14 hegblɔ be:
„Vavã matsɔ yayra ayra wò, eye
mana tawò nasɔ gbɔ fũ.“ 15 Eye
esi wòdo dzi gbɔ dzi di blewu la,
eƒe asi su ŋugbedodo la dzi. 16
Amewo táa amesiwo lolo gawu,[l]
eye nutáta enye kpedododzi hena
woƒe nyaʋiɔli katã ƒe nuwuwu.
17 Eyata esi Mawu lɔ̃ be, yeade
yeƒe adaŋudede ƒe limadɔmadɔ
afia ŋugbedodo ƒe domenyilawo
kɔte wu la, etsɔ nutáta hedo kpe
edzi, 18 bena míato nu eve, siwo
medɔlina o, esiwo me Mawu mate
ŋu aka aʋatso le o la me akpɔ
dzidefo sesẽ, mí amesiwo sii tso,
bene míalé mɔkpɔkpɔ, si wotsɔ
do mía ŋku me la, de asi sesĩe;
19 eye mɔkpɔkpɔ ma le mía si
abe luʋɔ ƒe seke, si li dedie, eye
wòsesẽ, eye wòyina de xɔmetso-
vɔ ƒe emelɔƒo la ene, 20 afisi Ye-
su yi do le mía ta abe ŋgɔnɔla
ene, amesi va zu [o]nunɔlagã le
Melxizedek ƒe dodo la nu yi de
mavɔmavɔ me.

Kristo, si nye nunɔla abe Melxizedek ene la, ƒo Lewitɔwo ƒe nunɔlawo ta.

7. Elabena [p]Melxizedek sia enye
Salem-fia kple Mawu, dzifo-

vītɔ, nunɔla, amesi yi ḍakpe Abraham, le esime wògbugbɔ tso fiawo sife gbɔna, eye wòayrae; 2 amesi hã Abraham tsɔ nuawo katã fe ewolia na la; wotsɔ ŋkɔ nɛ gbã be dzɔdzɔenyenye fe fia; ke emegbe la wotrɔe be Salemfia, si gɔme enye ŋutifafa fia: 3 Tɔ kple nɔ kple dzidzimenya mele esi o; ŋkekewo fe gɔmedzedze kple agbe fe nuwuwu meli nɛ o; ke boŋ Mawuvi la wòḍi, eye wònɔ anyi nye nunɔla yi ḍe mavɔmavɔ me. 4 Ke mibu amesia, si Abraham, amegã xoxo la, tsɔ aboyonuawo fe ewolia na la, fe gãnyenye ŋuti kpɔ. 5 Lewi-vı, siwo xɔ nunɔlanyenye la,[b] se le woawo hã si, bena woaxɔ nuwo fe ewolia tso dukɔ, si nye wo nɔviwo la si me le se la nu, wònye Abraham fe ali me woawo hã wodo tso hafi; 6 ke ame ma, si fe dzidzime metso wo gbɔ o la, xɔ nuwo fe ewolia tso Abraham si me, eye wòyra amesi si ŋugbedodo le. 7 Ke ḍikekea ḍeke mele eme o bena, amesi nye gãtɔ la, yra amesi nye suetɔ. 8 Eye le afisia la, amesiwo kuna la, xɔ nuwo fe ewolia; ke afime la, amesi ŋuti woḍi ḍase le be, ele agbe la, xɔnɛ. 9 Eye woate ŋu agblɔ be: To Abraham dzi woxɔ nuwo fe ewolia le Lewi hã, amesi xɔa nuwo fe ewolia la si; 10 elabena egale fofoa fe ali me ko, esime Melxizedek yi ḍakpee.

11 Azɔ la ne [g]blibonyenye vana toa Lewitɔwo fe nunɔlanyenye me – elabena dukɔ la xɔ se la le eya te la – nukaŋuti wògahiã bena, nunɔla bubu natsi tre le Melxizedek fe ḍoḍo la nu, eye womabui le Aron fe ḍoḍo la nu o mahã? 12 Elabena ne woḍuḍɔ nunɔlanyenye la, ele be, woaḍuḍɔ se la hã tsã. 13 Elabena amesi ŋuti wogblɔ esia le la, enye tɔ bubu me tɔ, amesiwo dome amea ḍeke mesubɔna le vɔsamlekpui gbɔ o. 14 Elabena edze fã bena, mía Afetɔ la [l]do tso Yuda-to la me, to, si Mose megblɔ nyaa ḍeke na le nunɔlanyenye ŋuti o. 15 Eye esia dze fã gawu, ne nunɔla bubu, si le abe Melxizedek ene la, va tsi tre, 16 amesi womeḍo le se, si nye ŋutilãtɔ la

[a] Ps. 110, 4; ta 5, 6.
[b] Mo. IV. 18, 21.
[d] Ps. 110, 4.
[e] 8, 6; 12, 24.
[f] Ro. 8, 34; Yoh. I. 2, 1.
[g] kp. 18. 19.
[h] 4, 14.
[i] Mo. III. 16, 6. 16.
[k] 5, 1. 2.
[l] Mo. I. 49, 10; Yes. 11, 1.
[n] 4, 14.

fe ḍoḍo nu o, ke boŋ le agbe mavɔ fe ŋusẽ la nu. 17 Elabena woḍi ḍase le eŋu bena:[a] „Wòe nye nunɔla yi ḍe mavɔmavɔ me le Melxizedek fe ḍoḍo la nu.“ 18 Elabena woḍe se ŋgɔgbetɔ la ḍa le efe gbɔdzɔgbɔdzɔ kple viḍe manyemanye ŋuti, 19 – elabena se la mewɔa naneke blibo o, – eye wòtsɔa mɔkpɔkpɔ, si nyo wu sã la vɛ, esi me míato ate ḍe Mawu ŋuti.

20 Eye alesi woḍoe nunɔla, eye atamkaka megbe eŋutinɔnɔ o la – 21 elabena ame mawo zu nunɔlawo atamkaka manɔŋui; ke ame sia zui atamkaka kpe ḍe eŋu heto Mawu dzi, amesi gblɔ nɛ bena: [d]„Yehowa ka atam, eye mele etrɔ ge o: Wòe nye nunɔla yi ḍe mavɔmavɔ me le Melxizedek fe ḍoḍo la nu“ – 22 nenema ke hã Yesu zu nubabla, si nyo wu sã la fe asifuakɔla.[e] 23 Eye ame mawo dome geḍeawo zu nunɔlawo, le esi ku gbe bena, woagatsi agbe o la ta; 24 ke eya la, esi wònɔ anyi yi ḍe mavɔmavɔ me ŋuti la, nunɔlanyenye, si meḍɔlina o la, le esi. 25 Eyata ate ŋu axɔ amesiwo to edzi va Mawu gbɔ la, ḍe agbe blibo keŋkeŋ, le esi wònɔa agbe daa, bena wòaxɔ wo ḍe ako la ŋuti.[f]

26 Elabena nunɔlagã sia tɔgbe hiã míawo hã: Amesi nye kɔkɔetɔ, ame madifɔ, ame mafoḍi, amesi ḍe edokui ḍa tso nuvɔ̃wɔlawo dome, eye wokɔe ḍe dzi wu dzifowo,[h] 27 amesi mehiã gbesiagbe vɔsasa [i]abe nunɔlagã mawo, amesiwo wɔ vɔsasa gbã ḍe woa ŋutɔwo fe nuvɔ̃wo ta, eye emegbe la ḍe dukɔ la fe nuvɔ̃wo ta ene o; elabena ewɔ esia zi ḍeka hõ ko ḍe yeyiyiawo katã nu, esime wòtsɔ ye ŋutɔ ḍokui hena. 28 Elabena [k]se la tsɔa amesiwo gbɔdzɔ la ḍoa nunɔlagãwo; ke atamkaka, si dze se la yome la, fe nya ḍo Vi, si wowɔ blibo la, nunɔlagã yi ḍe mavɔmavɔ me.

**Nubabla yeye me kɔkɔefe kple nunɔlagã fe dɔ kolo wu nubabla xoxo metɔ tɔ.**

**8** Ke nya, siwo míegblɔ la, fe [n]emenya gãtɔ enye esi:[n] Nunɔlagã sia tɔgbe le mía si, amesi bɔbɔ nɔ anyi ḍe gãnyenye fiazi-

kpui la ƒe nuḍusi me le dziƒowo,
2 amesi nye kɔkɔeƒe kple agbadɔ
vavã, si Mawu ŋutɔ tu, eye me-
nye amee tui o la, ƒe subɔla.
3 Elabena [a]woḍo nunɔlagã sia
nunɔlagã, bena wòatsɔ nunanawo
kple numemewo ana; eyata ele
vevie bena, nane nanɔ nunɔlagã
sia hã si be, wòatsɔ ana. 4 Azɔ
la ne enɔ anyigba dzi la, mele
nunɔla nye ge kura o; elabena
nunɔlawo li, amesiwo tsɔa nuna-
nawo vanɛ le se la nu, 5 nenem
me siawo subɔa [e]nusiwo nye dzi-
ƒonuwo ƒe kpɔḍeŋu kple vɔvɔli,
abe alesi Mawu ḍee fia Mose,
esime wòle agbadɔ la wɔ ge la
ene; elabena egblɔ be:[k] „Kpɔ
dzi, be nawɔ nuwo katã ḍe nɔ-
nɔme, si wofia wò le toa dzi la
nu.“
6 Ke azɔ la subɔsubɔ, si nyo
wu sã la, su esi,[n] abe alesi wònye
nubabla, si nyo wu, eye woḍoe
anyi ḍe ŋugbedodo, siwo nyo wu
la, dzi la ƒe avuléla ene. 7 Ela-
bena ḍe vodada mele nubabla
gbãtɔ ma ŋu o la, anye ne wo-
medi nɔƒe na evelia o. 8 Elabena
eka ŋku me na wo gblɔ be: [r]„Kpɔ
ḍa, Yehowa gblɔ bena: Ŋkekewo
li gbɔna, eye mabla nu yeye kple
Israel ƒe aƒe kpakple Yuda ƒe aƒe
la, 9 menye ḍe nu,[t] si mebla kple
wo fofowo le gbesigbe melé wo ƒe
alɔnu hekplɔ wo tso Egipte-nyi-
gba dzi la nu o; elabena woawo
menɔ nye nubabla me o, eye nye
hã nyemelé be na wo o, Yehowa
ye gblɔe. 10 Elabena esia nye
nu, si mabla kple Israel ƒe aƒe
la le ŋkeke siawo megbe, Yeho-
wa ye gblɔe: Matsɔ nye seawo
aḍe wo ƒe ta me, eye maŋlɔ wo
ḍe wo ƒe dziwo me, eye manye
Mawu na wo, eye woawo nanye
nye dukɔ. 11 Eye wo dome amea
ḍeke magafia nu xɔlɔ̃via kple nɔ-
via agblɔ be: „Dzesi Yehowa“ o;
elabena wo katã woanyam tso
wo ƒe ḍeviwo dzi vaseḍe tsitsiawo
dzi. 12 Elabena mave wo ƒe ma-
dzɔmadzɔnyenyewo nu, eye nye-
magaḍo ŋu wo ƒe nuvɔ̃wo kple
wo ƒe vodadawo o.“ 13 Le esime
wògblɔ be: „Nu yeye“ la, ena
gbãtɔ do xoxo; ke nusi do xoxo,
eye wòtsi ŋutɔ la, te ḍe gbegblẽ
ŋu.[e]

[a] 5, 1.
[b] Mo. II. 25, 23. 30. 31.
[d] Mo. II. 26, 33.
[e] Kol. 2, 17.
[f] Mo. II. 16, 33.
[g] Mo. IV. 17, 25.
[h] Mo. II. 25, 16. 21.
[i] Mo. II. 25, 18.
[k] Mo. II. 25, 40.
[l] Mo. II. 26, 34.
[n] 7, 22; 12, 24; Kor. II. 3, 6.
[o] Mo. IV. 18, 3. 4.
[p] Mo. III. 16, 2. 14. 15.
[r] Yer. 31, 31-34; ta 10, 16. 17.
[s] 10, 19.
[t] Mo. II. 19, 5. 6.
[u] 10, 1. 2.
[v] Mo. III. 11, 2.
[y] Mo. III. 15, 18; Mo. IV. 19, 13.
[z] 6, 20.
[a] 10, 1.
[b] Mo. III. 16, 14. 15.
[d] Mo. IV. 19, 9.
[e] Ro. 10, 4.

**Nubabla xoxo la ƒe agbadɔ kple ʋɔsasa wonye kpɔḍeŋu na avuléle to Yesu ƒe avuléku me.**

9. Azɔ la mawusubɔsubɔ ƒe nu-
ḍoanyiwo kple anyigba dzi
kɔkɔeƒe li na nubabla gbãtɔ hã.
2 Elabena wotu agbadɔ ŋgɔgbetɔ,[b]
si me akaḍiti kple kplɔ̃ kple ŋku-
meḍobolo nɔna, si woyɔna be kɔ-
kɔeƒe. 3 Ke le xɔmetsovɔ evelia
megbe la agbadɔ, [d]si woyɔna be
kɔkɔeƒe ƒe kɔkɔeƒe la li, 4 esi me
sikadzudzɔmlekpui kple nubabla-
ḍaka, si ŋu wofa sika ḍo kpe ḍo
la le, eye eya me sikaze, si me
[f]mana le kple Aron [g]ƒe atikplɔ,
si ƒo se, [h]kple nubabla ƒe nuŋlɔ-
kpeawo le. 5 Ke le [i]aḍaka dzi
la ŋutikɔkɔe ƒe Kerubiwo li, [l]si-
wo xe nutsyɔnu la dzi; nusiawo
ŋuti nya míate ŋu agblɔ le wo
tɔxɛ wo tɔxɛ fifia o. 6 Ke esi
wodzra nusiawo ḍo alea vɔ la,
nunɔlawo [o]nɔa agbadɔ ŋgɔgbetɔ
me yim ḍaa ḍawɔa mawusubɔsu-
bɔḍɔ. 7 Ke agbadɔ evelia la, nu-
nɔlagã la koe dea eme,[p] ƒe ḍeka
zi ḍeka, eye medena ʋu, si wòa-
tsɔ ana ḍe ye ŋutɔ kple dukɔ la
ƒe numanyamanya ta la, matsɔ-
matsɔe o; 8 eye Gbɔgbɔ kɔkɔe
la ḍe esia fia bena, womeʋu [s]mɔ
yi ḍe kɔkɔeƒe la me haḍe o, ŋkeke
alesi agbadɔ ŋgɔgbetɔ la gali ko,
9 esi nye loḍoḍo na ɣeyiɣi, si
gali fifi, esi me wotsɔa nunana
kple vɔsasa, [u]siwo mate ŋu awɔ
amesiwo le Mawu subɔm la blibo
le dzitsinya nu o la, nana lena;
10 nusiawo katã [v]hekpe ḍe nuḍu-
ḍuwo kple nunonowo kpakple
[y]tsilele bubu ƒomeviwo ŋuti la
wonye ŋutilã me nuḍoanyiwo ḍe-
ḍeko, siwo woḍo ḍi vaseḍe dɔ-
ḍɔḍoɣi la dzi.
11 Ke Kristo va nye nu nyui,
siwo le vava ge la ƒe [z]nunɔlagã,
eye wòto agbadɔ, si nye gãtɔ
kple bliboto wu, si wometsɔ asi
wɔe o,[a] eye metsɔ xexe sia me
o la me, 12 eye metsɔ gbɔ̃tsuwo
kple nyiviwo ƒe ʋu hã o, ke boŋ
ye ŋutɔ ƒe ʋu wòtsɔ yi ḍe kɔ-
kɔeƒe la me zi ḍeka hɔ̃ ko ḍe
ɣeyiɣiawo katã nu, eye wòtsɔ
xɔxɔ mavɔ vɛ. 13 Elabena [b]ne
gbɔ̃tsuwo kple nyitsuwo ƒe ʋu
kple nyinɔ ƒe [d]afi, si wowu ḍe
ame makɔmakɔwo ŋu la, kɔ wo
ŋuti hena ŋutilã ƒe kɔkɔenyenye

la, 14 gede [a]aleke wu Kristo, ame-
si to Gbɔgbɔ mavɔ la me tsɔ edo-
kui na Mawu abe vɔsasa mokaka
manɔŋutɔ ene la, ƒe ʋu maklɔ
mlaƒe dzitsinya tso dɔwɔwɔ ku-
kuwo me, bena miasubɔ Mawu
gbagbe la o mahã?
15 Eye le esia ta wònye nu-
babla yeye ƒe [e]avuléla, bena le
esi wòku le xɔxɔ tso vodada, siwo
le nubabla gbãtɔ me ŋuti ta la,
amesiwo woyɔ la, naxɔ domenyi-
nyi mavɔ ƒe ŋugbedodo. 16 Ela-
bena afisi megbenyagbɔgblɔdi le
la, ele vevie be, amesi gblɔe di
la, naku hafi. 17 Elabena amewo
ƒe ku doa kpe megbenyagbɔgblɔ-
di dzi; elabena ŋkeke alesi amesi
gblɔe di la, gale agbe la, ŋusẽa
deke menɔa eme o. 18 Eyata
esi wokɔ nubabla gbãtɔ ŋu la,
womegbe ʋutsɔtsɔ kpe de eŋu o.
19 Elabena esime Mose gblɔ se-
dede sia sedede na dukɔ blibo
la le sea nu la, etsɔ nyiviwo kple
gbɔ̃tsuwo ƒe ʋu hekpe de tsi kple
alẽfu dzĩ kple isop ŋu, eye wò-
wui de agbalẽ la ŋutɔ kple dukɔ
la katã ŋu 20 hegblɔ be: [i]„Esiae
nye nubabla ƒe ʋu, si ƒe se Ma-
wu de na mi.“ 21 Eye nenema
ke wòtsɔ ʋu la [l]wu de agbadɔ
kple mawusubɔnuawo katã ŋu.
22 Eye [n]mate ŋu agblɔ kloe bena,
wotsɔ ʋu klɔ nuwo katã ŋuti le
se la nu,[o] eye ne womekɔ ʋu de
anyi o la, nuvɔ̃kekea deke manɔ
anyi o.
23 Eyata ele vevie bena, woa-
tsɔ nusiawo akɔ nusiwo nye dzi-
ƒonuwo ƒe [p]kpɔdeŋu la ŋuti; ke
dziƒonuawo ŋutɔ la wotsɔ vɔsasa,
siwo nyo wu esiawo la, kɔ wo
ŋuti. 24 Elabena [r]Kristo meyi de
kɔkɔeƒe, si wotsɔ asi wɔe wònye
vavãtɔ ƒe kpɔdeŋu la me o; ke
dziƒo ŋutɔ wòyi,[t] bene wòado de
Mawu ŋku me azɔ le mía ta;
25 eye menye bena, wòatsɔ edo-
kui anɔ nanam agbadre, abe alesi
nunɔlagã tsɔa lãʋu yina de kɔ-
kɔeƒe lá me ƒe sia ƒe ene o;
26 de wònye nenema wòle la,
ekem ele nɛ be, wòakpe fu agba-
dre tso xexeme ƒe gɔmedzedzea
me ke; gake azɔ la ede edokui
fia zi deka le [x]xexeame ƒe nuwu-
wu, bena wòade nuvɔ̃wo da to
edokuitsɔtsɔ savɔé me. 27 Eye
[b]alesi wodoe na ame be, wòaku
zi deka, eye esia megbe wòakpɔ
ʋɔnudɔdrɔ̃ la, 28 nenema ke
[d]Kristo hã, esime wòtsɔ edokui
na zi deka, bena wòade ame ge-
dewo ƒe nuvɔ̃wo da la, ade edo-
kui afia zi evelia, manye de nu-
vɔ̃wo ta o, ke boŋ de amesiwo le
elalam la ƒe xɔxɔ ta.

Dusẽ, si le Kristo ƒe avuléku me.

10. Elabena esi [f]wònye nu nyui,
siwo le vava ge la, ƒe vɔ-
voli koe li na se la, eye menye
nuawo ƒe nɔnɔme vavã o ŋuti la,
eyata ƒe sia ƒe vɔsasa, siwo wo-
tsɔna nana daasi la, [g]mate ŋu awɔ
amesiwo tena va egbɔ la, blibo
gbedegbede o; 2 de mele nene-
ma o la, ne womadzudzɔ vɔsasa,
le esi wokɔ amesiwo nɔa Mawu
subɔm la ŋuti zi deka, ale bena
nuvɔ̃wo nyanyaa deke maganɔ wo
ŋu o la ta o mahã? 3 Ke vɔsasa
mawo [h]doa ŋku nuvɔ̃wo dzi na
ame ƒe sia ƒe; 4 elabena nyitsu-
wo kple gbɔ̃tsuwo ƒe ʋu mate
ŋu ade nuvɔ̃wo da akpɔ o. 5
Eyata esime wòva xexeame la,
[k]wògblɔ be: „Vɔsawo kple nuna-
nawo mèdi o, ke boŋ ŋutilã nè-
dzra do nam; 6 numeme bilibowo
kple nuvɔ̃vɔsawo medzea ŋuwò
o. 7 Tete megblɔ be: Kpɔ da,
megbɔna, agbalẽ me woŋlɔ nya
do le ŋutinye be, oo Mawu, wò
lɔlɔ̃nu mawɔ!“ 8 Esi wògblɔ be:
„Vɔsawo kple nunanawo kple nu-
meme bilibowo kple nuvɔ̃vɔsawo“
— siwo wotsɔna vanɛ le sea nu
la — „mèdi wo o, eye womenyo
ŋuwò hã o,“ 9 tete wògblɔ be:
„Kpɔ da, megbɔna, be mawɔ wò
lɔlɔ̃nu!“ Ede nu gbãtɔ da, be
yeado evelia anyi; 10 lɔlɔ̃nu sia
me wokɔ mía ŋu le [s]zi deka de
yeyiyiawo katã nu to Yesu Kristo
ƒe ŋutilãtsɔtsɔna me.
11 Eye nunɔla sia nunɔla nɔa
tsitre [u]gbesiagbe henɔa Mawu su-
bɔm, eye wònɔa vɔsa mawo ke,
siwo mate ŋu ade nuvɔ̃wo [v]da
akpɔ o la, tsɔm nɔa nanam agba-
dre; 12 ke eya la, esime wòtsɔ
[y]vɔsa deka na de nuvɔ̃wo ta me-
gbe la, ebɔbɔ nɔ anyi de Mawu
ƒe nudusi me tegbetegbe, 13 eye
tso ekema dzi la ele lalam, [a]ha-
lase esime woatsɔ eƒe futɔwo awɔ

[a] Pet. I. 1, 18. 19; Yoh. I. 1, 7; Nyad. 1, 5.
[b] Mo. I. 3, 19.
[d] 10, 10. 12. 14.
[e] 12, 24; Tim. I. 2, 5.
[f] 8, 5.
[g] 7, 19.
[h] Mo. III. 16, 21.
[i] Mo. II. 24, 6-8.
[k] Ps. 40, 7—9.
[l] Mo. III. 8, 15. 19.
[n] Mo. III. 17, 11.
[o] Ef. 1, 7.
[p] 8, 5.
[r] kp. 11. 12.
[s] 9, 12. 28.
[t] Yoh. I. 2, 1.
[u] Mo. II. 29, 38.
[v] kp. 1.
[y] kp. 10. 14.
[z] Kor. I. 15, 11; Gal. 4, 4; kp. 12.
[a] Ps. 110, 1.

efe afɔdodzinui. 14 Elabena vɔsa
ɖeka wòtsɔ wɔ amesiwo ŋuti wo-
kɔ la blibo halase tegbe.[a] 15 Ke
Gbɔgbɔ kɔkɔe hã ɖi ɖase le eŋuti
na mí; 16 elabena esime wògblɔ
be: „Esiae nye nu, si mabla kpli
wo le ŋkeke siawo megbe la, Ye-
howa ye gblɔe: Matsɔ nye seawo
ade wofe dziwo me, eye wofe ta-
me hã maŋlɔ wo ɖo,[e] 17 eye nye-
magaɖo ŋu wofe nuvɔ̃wo kple
wofe vodadawo o."[f] 18 Ke afisi
nuvɔ̃wo fe keke le la, vɔsa ɖe
nuvɔ̃wo ta meganɔnɛ o.
19 Azɔ, nɔviwo, esi dzidefo le
mía si, be miayi ɖe kɔkɔeƒe la
me to Yesu fe ʋu la me,[h] 20 eyae
nye mɔ, si ŋuti wokɔ na mí, be
wòanye [i]mɔ yeye gbagbe, si to
xɔmetsovɔ me, eyae nye efe ŋu-
tilã; 21 eye esi nunɔlagã, si le
Mawu fe afe nu la, le mía si ŋuti
la, 22 [l]mina míatsɔ dzi nyatefetɔ
ate va le xɔse fe kakaɖedzi blibo
me, abe amesiwo woklɔ dzitsinya
vɔ̃ ɖa tso wofe dziwo me,[p] eye
wotsɔ tsi zɔzrɔ̃e le na wofe ŋu-
tilã ene; 23 mina [r]míalé mɔkpɔ-
kpɔ me ʋuʋu ɖe asi sesie, bene
magaʋã o; elabena amesi na ŋu-
gbedodo la, enye nutefewɔla; 24
eye míalé ŋku ɖe mía nɔewo ŋu,
bena míaɖe dzi fo na mía nɔewo
le lɔlɔ̃ kple dɔ nyui wɔwɔ me,[s]
25 eye míagagblẽ mía ŋutɔwo
míafe fufofewo ɖi, abe alesi amea
ɖewo wɔna ene o, ke boŋ [t]míaxlɔ̃
nu mía nɔewo, eye míawɔ esia
geɖe wu, zi [v]alesi miekpɔ bena,
ŋkeke la le ɖoɖom la.
26 Elabena ne míexɔ nyatefe
fe sidzedze la, hafi bua wɔ nuvɔ̃
la, vɔsasa ɖe nuvɔ̃wo ta megali
o,[y] 27 ke boŋ vɔvɔ̃mɔkpɔkpɔ na
ʋɔnudɔdrɔ̃ kple dzo fe ŋuʋaʋã,
si afiã adikãtɔwo ɖa keŋ la, koe
li. 28 Ne amea ɖe do vlo Mose
fe sea la, ekuna nublanui makpɔ-
makpɔe le ɖaseɖila eve alo etɔ̃ fe
nya nu;[a] 29 [b]fetu vɔ̃ wu ka miele
susum be, adze amesi tu afɔ Ma-
wuvi la dzi, eye wòbu nubabla
fe ʋu, si wotsɔ kɔ eŋuti la, nu
makɔmakɔe, eye wòdo vlo ame-
nuvevegbɔgbɔ la mahã? 30 Ela-
bena míenyae amesi gblɔ be:
[f]„Tɔnyee nye hlɔ̃biabia, nye la
maɖo etefe, Yehowa ye gblɔe;"
eye wògagblɔ be: „Yehowa adrɔ̃

[a] kp. 12.
[b] 6, 4.
[d] Kor. I. 4, 9.
[e] Yer. 31, 33; ta 8, 10.
[f] Yer. 31, 34; ta 8, 12.
[g] Mat. 6, 20; 19, 21. 29.
[h] Mat. 27, 51.
[i] 9, 8.
[k] Lu. 21, 19.
[l] 4, 16.
[n] Xab. 2, 3.
[o] Xab. 2, 4; Ro. 1, 17.
[p] Ef. 5, 26.
[r] 4, 14.
[s] 13, 1.
[t] 3, 13.
[u] Kor. II. 5, 7.
[v] kp. 37.
[y] 6, 4—8.
[z] Mo. I. 1.
[a] Mo. IV. 15, 30; Mo. V. 17, 6.
[b] 2, 3.
[d] Mo. I. 4, 4; Mat. 23, 35.
[e] Mo. I. 5, 24.
[f] Mo. V. 32, 35. 36.

ʋɔnu efe dukɔ la." 31 Enye ŋɔ-
dzinu, ne amea ɖe ge ɖe Mawu
gbagbe la fe asi me.
32 Ke miɖo ŋu tsã ŋkeke, siwo
me miedo dzi le heʋli geɖe le
fukpekpewo me,[b] le esime woklẽ
ɖe mia me megbe la; 33 eye wotsɔ
ŋukpedodowo kple xaxawo wɔ mi
du fe [d]nukpɔkpɔ, eye miezu ame-
siwo wowɔ nenema ke la fe ha-
ɖelawo. 34 Elabena gatɔwo hã
fe nu wɔ nublanui na mi, eye
miedo dzi kple dzidzɔ le mia ŋu-
tinuwo haha me,[g] esi mienya be-
na, ŋutinu, siwo nyo wu, eye wo-
nɔa anyi ɖaa la, li na mi le dzifo.
35 Eyata migatsɔ miafe dzidefo,
si tefeɖoɖofetu gã li na la, fu
gbe o. 36 Elabena dzidodo hiã
mi, bena ne miewɔ Mawu fe lɔ-
lɔ̃nu la, miaxɔ ŋugbedodo la.[k]
37 „Elabena esusɔ ʋee ko, tete
amesi gbɔna la, nava, eye mahe
ɖe megbe o;"[n] 38 ke [o]ame dzɔ-
dzɔe la anɔ agbe atso xɔse me,
eye ne egbugbɔ ɖe megbe la,
luʋɔnye makpɔ ŋudzedze nyui le
eŋuti o." 39 Ke miawo míenye
amesiwo gbugbɔna ɖe megbe ɖe
gbegblẽ me la dometɔwo o, ke
boŋ amesiwo xɔnɛ sena hena lu-
ʋɔ xɔxɔ la dometɔwo míenye.

Xɔse kple efe ŋusẽ. Nubabla xoxo me xɔsetɔwo fe kpɔɖeŋu.

**11**. Ke xɔse enye dziɖoɖo ɖe nu-
siwo wokpɔ mɔ na ŋu kple ka-
ka ɖe nusiwo womekpɔna o la dzi.[a]
2 Elabena eya me blematɔwo kpɔ
ɖaseɖiɖi nyui le. 3 Le xɔse me
míedze sii be, wotsɔ Mawu fe
nya dzra xexeame ɖo, bena nu-
siwo wokpɔna la, metso nusiwo
dzena le ŋku me la me o.[z]
4 Le xɔse me Abel tsɔ nume-
me, si nyo wu Kain tɔ la, na Ma-
wu, nusi me woto ɖi ɖase nɛ be,
ame dzɔdzɔe wònye; elabena Ma-
wu ɖi ɖase le efe nunanawo ŋuti,
eye le eya me, esi wòku hã la,
egale nu fom.[d] 5 Le xɔse me
wotsɔ Henox yii, bene magakpɔ
ku o, eye womegakpɔe o; ela-
bena Mawu tsɔe yii, elabena hafi
woatsɔe ayii la, woɖi ɖase nɛ be-
na, edze Mawu ŋu nyuie.[e] 6 Ke
ne xɔse mele mía si o la, míate
ŋu adze Mawu ŋu o; elabena ele
be, amesi ke tena va Mawu gbɔ

la, naxɔ ase be, Mawu li, eye wo-
nye teƒeɖola na amesiwo dinɛ
vevie. 7 Le xɔse me Noa, esime
wòxɔ ɖeɖefia tso Mawu gbɔ le
nusiwo womekpɔ haɖe o ŋuti la,
[e]etsɔ mawuvɔvɔ̃ wɔ aɖakaʋu he-
na eƒemetɔwo ɖeɖe, nusi me wò-
to bu fɔ xexemetɔwo,[g] eye wòzu
dzɔdzɔenyenye, si tso xɔse me
la, ƒe domenyila.
8 Le xɔse me Abraham ɖo to,
esime woyɔe be, wòado go ayi
ɖe afisi wòava xɔ wòanye eƒe do-
menyinyi la, eye wòdo go; gake
menya afisi yim wòle o.[i] 9 Le
xɔse me wònye amedzro le ŋu-
gbedodonyigba dzi abe dzronyi-
gba ene, eye eya kple Isak kpa-
kple Yakob, amesiwo nye ŋugbe-
dodo kema ke ƒe [n]hadomenyilawo
la, wonɔ agbadɔwo me; 10 ela-
bena ekpɔ mɔ na du, si gɔmeɖo-
ɖoanyi li na, esi ƒe aɖaŋuwɔla
kple tula enye Mawu. 11 Le xɔse
me Sara ke hã kpɔ ŋusẽ bena,
wòfɔ fu, eye wòdzi vi le eƒe nya-
gãkuku me; elabena ebu amesi
na ŋugbedodoe la nuteƒewɔlae.[r]
12 Eyata tso ame ɖeka,[t] si ƒe vi-
dzidɔ ku la me, dzidzime va dzɔ
sɔ gbɔ[u] abe dziƒoɣletiviwo ƒe
agbɔsɔsɔ ene, eye abe ƒutake, si
womate ŋu axlẽ o la ene.
13 Le xɔse me amesiawo katã
woku, eye woƒe asi mesu ŋugbe-
dodo la dzi o, ke wokpɔe, eye
wodo ɖoaƒe nɛ le adzɔge, eye
woʋu me be, yewonye amedzrowo
kple mɔzɔlawo le anyigba la dzi.[a]
14 Ke amesiwo gblɔ esia la, ɖee
fia be, yewole denyigbaa ɖe dim
vevie. 15 Eye vavã, nenye anyi-
gba, si dzi wodo tso wowɔnɛ la,
anye ne wokpɔ vovo gbugbɔ yi.
16 Ke azɔ la denyigba, si nyo
wu la, le wo dzrom, esia nye
dziƒo tɔ. Eyata ŋu mekpe Mawu
le wo ŋuti be, woyɔe be [e]woƒe
Mawu o; elabena edzra du ɖo
na wo.
17 Le xɔse me Abraham tsɔ
Isak na, esime wotee kpɔ, eye
eya, amesi xɔ ŋugbedodo la, tsɔ
eƒe tenuvi na,[h] 18 amesi wogblɔ
na be: „Le Isak me woayɔ ƒome
atsoe na wò;“[k] 19 elabena esusu
bena, ŋusẽ le Mawu si be, wòa-
fɔe ɖe tsitre tso ame kukuwo do-
me ke hã; eyaŋuti wògaxɔe le

tsɔtsɔna sia ta.[a] 20 Le xɔse me
Isak yra Yakob kple Esau le nu-
siwo le vava ge la ŋuti.[b] 21 Le
xɔse me Yakob, esime wòle ku-
kum la, eyra Yosef ƒe [d]ŋutsuvia-
wo kple eve, [f]eye wòzia ɖe eƒe
atitɔɖeŋu dzi hedo gbe ɖa. 22 Le
xɔse me esime Yosef ƒe kuɣi ɖo
la, eɖo ŋku Israel-viwo ƒe gododo
dzi, eye wòɖe se le eƒe ƒuwo ŋuti.[h]
23 Le xɔse me, esime wodzi
Mose la, eƒe dzilawo ɣlae ɣleti
etɔ̃; elabena wokpɔ be, enye vi
dzeɖekɛ, eye womevɔ̃ fia ƒe se-
ɖede o.[k] 24 Le xɔse me, esi Mose
tsi la, egbe be, womegayɔ ye be
Farao ƒe vinyɔnuvi la vi o;[l] 25
elabena elɔ̃ be, yeakpe fu akpe
ɖe Mawu ƒe dukɔ la ŋuti wu esi
yeakpɔ nuvɔ̃ ƒe vivisese le ɣeyiɣi
via ɖe ko me, 26 eye wòbu [o]ŋu-
kpe, si wodo Kristo la, kesinɔnu
wu Egiptetɔwo ƒe kesinɔnuwo;[p]
elabena ekpɔ teƒeɖoɖofetu la ɖa.
27 Le xɔse me wògblẽ Egipte di,
eye mevɔ̃ fia ƒe dɔmedzoe la o;
elabena edo dzi, abe ɖe wòle
amesi womekpɔna o la kpɔm ene.[s]
28 Le xɔse me wòɖo ŋutitoto kple
ʋuhehlẽ anyi, bena ŋgɔgbeviawo
wula la nagaka asi wo ŋu o.[v]
29 Le xɔse me woto Ƒudzĩe la
me abe anyigba ƒuƒui dzi ene, nu-
si wɔwɔ Egiptetɔwo hã te kpɔ,
eye woku ɖe tsi la me.[y] 30 Le
xɔse me Yerixo ŋu gliwo mu dze
anyi, esime woƒo xlãe ŋkeke adre
megbe.[z] 31 Le xɔse me Raxab,
gbolo la, metsrɔ̃ kpe ɖe tosẽlawo
ŋuti o, le esi wòxɔ ŋkutsalawo
le ŋutifafa me la ta.[b]
32 Eye nuka magagblɔ mahã?
Elabena ɣeyiɣi la made nam be,
magblɔ nya le Gideon, Barak,
Simson, Yefta, Dawid, Samuel kple
nyagblɔɖilawo ŋuti o;[d] 33 ame-
siwo du fiaduƒewo dzi to xɔse
me, wowɔ dzɔdzɔenyenyeɖɔwo,
woxɔ ŋugbedodowo,[f] womiã nu
na dzatawo, 34 [g]wotsi dzo ƒe ŋusẽ
nu, wosi le yi nu, wogazu sesĩe
tso gbɔdzɔgbɔdzɔ me, wosẽ ŋu
le aʋawɔwɔ me, eye wosi futɔwo
ƒe aʋakɔwo. 35 [i]Nyɔnuwo xɔ woƒe
ame kukuwo agbagbe le tsitre-
tsitsi me. Ke wowɔ fu ame bu-
buwo, eye wogbe xɔxɔ, bene woa-
kpɔ tsitretsitsi, si nyo wu; 36 ke
ame bubuwo la woto fewududu

a Ro. 4, 17.
b Mo. I. 27, 28. 29. 39. 40.
d Mo. I. 48, 15. 16.
e Mo. I. 6, 8. 9. 13 v. 22; Ro. 4, 20.
f Mo. I. 47, 31.
g Ro. 3, 22. 24.
h Mo. I. 50, 24.
i Mo. I. 12, 1. 4.
k Mo. II. 2, 2.
l Mo. II. 2, 11. 12.
n Mo. I. 26, 3; 35, 12.
o 13, 13.
p 10, 34. 35.
r Mo. I. 21, 2.
s Mo. II. 2, 15; 12, 51.
t Ro. 4, 19.
u Mo. I. 22, 17.
v Mo. II. 12, 12. 13.
y Mo. II. 14, 22. 29.
z Yos. 6, 20.
a Mo. I. 23, 4; 47, 9.
b Yos. 2, 11. 12; 6, 17. 23; Yak. 2, 25.
d Wɔn. 6, 11; 4, 6; 15, 20; 12, 7.
e Mo. II. 3, 6.
f Sam. I. 17, 34. 35; Dan. 6, 23; Wɔn. 14, 6.
g Dan. 3, 23-25.
h Mo. I. 22.
i Fia. I. 17, 23; Fia. II. 4, 36.
k Mo. I. 21, 12.

kple ƒoƒo ƒe dodokpɔ me, ke gawu la bablawo kple gaxɔ me nɔnɔ me;[a] 37 [b]woƒu kpe wo, wodze wo kple laxalaxa, wote wo kpɔ, wowu wo kple yi, wonɔa tsatsam le alẽgbalẽwo kple gbɔ̃gbalẽwo me, le koɖoɖo, xaxa kple fukpekpe me, 38 amesiwo xexeame medzena kura o la, wotra mɔ henɔ tsatsam le gbedziwo kple towo kple agadowo kple anyigba ʋewo me. 39 Eye amesiawo katã la, wònye woxɔ ɖaseɖiɖi nyui to xɔse me hafi, gake woƒe asi mesu ŋugbedodo la dzi o; 40 elabena Mawu kpɔ nua ɖe, si nyo wu la, da ɖi na mí, bena womagawɔ wo blibo míawo mía eme manɔmanɔ o.

Migbɔ dzi ɖi, eye misro Mawu ɖa le Yesu ta.

**12.** Eyata míawo hã, esi ɖaseɖilawo ƒe alilikpo gã ŋutɔ ƒo xlã mí la, mina míaɖe nu kpekpe sia nu kpekpe kple nuvɔ̃, [h]si ɖea to ɖe mí la ɖa,[i] eye mina míatsɔ dzidodo anɔ dudimekeke, si woɖo na mí la dzi, 2 eye míakpɔ Yesu, si nye xɔse ƒe gɔmeɖola kple nuwula la ɖa: Amesi do dzi kpe atitsoga ƒe fu, eye mebu ŋukpe o le dzidzɔ, si woɖo ɖi nɛ la ta, eye wòbɔbɔ nɔ anyi le Mawu ƒe fiazikpui ƒe nuɖusi me. 3 Mibu [o]amesi do dzi kpe nuvɔ̃wɔlawo ƒe ɖeklemiɖeɖe na ye ŋutɔ la ŋu, bena ɖeɖi nagate mia ŋu, eye miagbɔdzɔ le mia luʋɔwo me o.

4 Le aʋawɔwɔ kple nuvɔ̃ me la miekpɔ tsitre sesie yiɖase ɖe ʋu me haɖe o; 5 eye mieŋlɔ nuxɔxlɔ̃, si ƒoa nu na mi abe viwo ene la be, eyae nye be:[r] „Vinye, megado vlo Aƒetɔ ƒe tohehe o, eye dzi nagaɖe le ƒowò, ne eka ŋku me na wò o; 6 elabena amesi ke Aƒetɔ la lɔ̃na la, eya wòhea to na, eye wòƒoa vi sia vi, si wòxɔna la, kple atam.“[s] 7 Ne miedo dzi le tohehe me la, Mawu awɔ ɖe mia ŋu abe viwo ene; elabena vi kae li, si fofoa mehea to nɛ o mahã? 8 Ke ne mimekpɔ tohehe, si gomekpɔlawo wo katã wonye o la, ekema ahasiviwo mienye, eye menye vi vavãwo mienye o.[a] 9 Gakpe ɖe esia ŋuti la mía ŋutilã me fofo, siwo nɔ mía si la, he mí, eye míesi wo ɖa; ɖe míaɖo [d]to gbɔgbɔwo ƒe Fofo la boŋ geɖe awu, eye míanɔ agbe o mahã? 10 Woamawo he to na mí ŋkeke ʋeea ɖewo ko, le alesi wobu be, enyo la nu, ke eya la hea to na mí le míaƒe nyonyo ta, bene míakpɔ gome le eƒe kɔkɔenyenye me. 11 Ke le fifi ɣeyiɣi me la míebua tohehe katã dzidzɔe o, ke veve boŋ; gake emegbe la etsɔa dzɔdzɔenyenye ƒe ŋutifafakutsetse na amesiwo wòmã la.[d]

Misro Mawu ɖa le dziƒo Yerusalem ta.

12 Eyata migado ŋusẽ asi, siwo wɔ gblɔdɔɔ, kple klo, siwo me tu la,[e] 13 eye [f]miɖe mɔ dzɔdzɔewo na miaƒe afɔwo, bena xɔdrɔ̃ la nagatre mɔ o, ke boŋ woaɖa gbe le eŋu. 14 Miɖi ŋutifafa na amewo katã kple kɔkɔenyenye hã yome; elabena amea ɖeke mate ŋu akpɔ Aƒetɔ la, ne nusia mele eŋu o.[g] 15 Mikpɔ nyuie, bena amea ɖeke nagaɖe megbe tso Mawu ƒe amenuveve la gbɔ o,[k] bena veve ƒe ke nagamie aɖe fu na mi, eye wòaƒo ɖi ame geɖe o, 16 bena amea ɖeke naganye ahasiwɔla alo ahɔhlɔ̃bɔla abe [l]Esau, amesi tsɔ ye ŋutɔ ƒe ŋgɔgbedzidzi ƒle le nuɖuɖu ɖeka ta la ene o. 17 Elabena mienyae bena, [n]emegbe hã, esime wòɖi be, yeanyi yayra ƒe dome la, wotee; elabena mekpɔ tametɔtrɔ ƒe mɔnu o, wònye etsɔ aɖatsiwo dii vevie hafi.

18 Elabena menye [p]to, si ŋu woate ŋu aka asii kple dzo bibi kple alilikpo dodo kple viviti kple ahom 19 kple kpẽ ƒe ɖiɖi kple nyawo ƒe ɖiɖi, si eselawo gbe bena,[s] womagagblɔ na yewo o la, ŋu miete va o. — 20 Elabena womete ŋu nɔ te ɖe sedede la nu o:[t] Ne lã hã ka ŋu toa la, woaƒu kpee; 21 eye ale ɖeɖefia la nye ŋɔdzinu gã ŋutɔ bena, Mose gblɔ be: Mele vɔvɔ̃m, eye mele dzodzom nyanyanya. — 22 Ke [v]Zion-to la kple Mawu gbagbe ƒe du, si [y]nye dziƒo Yerusalem kple [z]mawuɖɔla akpeakpewo ƒe takpekpe 23 kple ŋgɔgbevi, siwo ŋkɔwo woŋlɔ ɖe dziƒowo la ƒe hame kple ʋɔnudrɔ̃la, si nye wo katã ƒe Mawu kple ame dzɔdzɔe, siwo wowɔ blibo la, ƒe gbɔgbɔwo,[b] 24 kple Yesu, [e]si nye nubabla yeye

a Yer. 20, 37. 38.
b Kron. II. 24, 21.
d Kor. II. 4, 17. 18.
e Yos. 35, 3.
f Lo. 4, 26.
g Ro. 12, 18; Tim. II. 2, 22.
h Ro. 7, 21.
i 10, 36; Kor. I. 9, 24.
k Mo. V. 29, 17.
l Mo. I. 25, 29. 34.
n Mo. I. 27, 30 v. 40.
o Lu. 2, 34.
p Mo. II. 19, 12. 16. 18; Mo. V. 4, 11.
r Lod. 3, 11. 12.
s Mo. II. 20, 19.
t Mo. II. 19, 13.
u Nyaɖ. 3, 19.
v Nyaɖ. 14, 1.
y Gal. 4, 26; Nyaɖ. 21, 2.
z Nyaɖ. 5, 11.
a Ps. 73, 14. 15.
b Lu. 10, 20.
d Mo. IV. 16, 22.
e 9, 15.

la fe avuléla kple ʋuhehlẽ, [a]si
foa nu nyuie wu Abel tɔ la, gbɔ
míete va.
25 Mikpɔ nyuie, bena miagagbe
amesi le nu fom na mi la o;[f] ela-
bena ne ame mawo, esi wogbe
amesi gblɔ nya fia wo le anyigba
dzi la, eye womete ŋu si le enu
o la, gede wu míawo míate ŋu
asi o, ne mietrɔ tso amesi de edo-
kui fia tso dzifo la gbɔ; 26 amesi
fe gbe ʋuʋu anyigba la le ye-
mayi me;[i] ke azɔ la edo ŋugbe
gblɔ be: „Esusɔ zi deka, eye me-
nye anyigba dedeko maʋuʋu o,
ke boŋ dzifo hãe.“ 27 Ke „zi
deka“ sia, si wògblɔ la, fia nu-
siwo woʋuʋu la dededa, abe nu-
siwo wowɔ, bena nusiwo wome-
ʋuʋu o la, nanɔ anyi ene. 28 Eya-
ta esi míexɔ fiadufe, si meʋuʋu-
na o la, mina míafia akpedada, si
me míato asubɔ Mawu wòadze
eŋu, hekpe de mawusosroda kple
evɔvɔ̃ ŋuti. 29 Elabena mía Ma-
wu hã nye dzo, si fiãa nu.[o]

Milɔ̃ ame, eye migbe ahasiwɔwɔ kple nuveve.

13. Nɔvilɔlɔ̃ nenɔ anyi![s] 2 Mi-
gaŋlɔ [u]amedzroxɔxɔ be o;
elabena le esiawɔwɔ me la amea
dewo xɔ [v]dzifodɔlawo dze wo gbɔ,
gake womenyae o. 3 Mido ŋku
[y]amesiwo wobla la dzi, abe de
wobla mi hekpe de wo ŋu ene,
kple amesiwo kpe fu la dzi, abe
amesiwo hã le ŋutilã me ene.
4 Bubu nanɔ srɔ̃dede me le ame-
wo katã dome, eye womagafo di
srɔ̃deba la o; elabena ahasiwɔla-
wo kple matrewɔlawo la, Mawu
adrɔ̃ ʋɔnu wo.[b] 5 Mina miafe susu
navo tso galɔlɔ̃ me, eye nusiwo
le mia si la, nadze mia ŋu; ela-
bena eya [d]ŋutɔ gblɔ be: „Nye-
mele asi de ge le mia ŋu o, eye
nyemele mia gblẽ ge di akpɔ o.“
6 Ale bena míatsɔ dzidefo agblɔ
be: [f]„Yehowa ye nye nye kpe-
deŋutɔ, nyemavɔ̃ o; nuka ame-
gbetɔ awɔm ma?“

Mido to nufiala wɔnutefewo.

7 Mido ŋku [g]mia nunɔlawo, ame-
siwo gblɔ mawunya na mi la dzi,
eye mikpɔ wofe agbenɔnɔ fe nu-
wuwu la da,[h]ne miasrɔ̃ wofe xɔse.
8 Yesu Kristo nye eyama ke etsɔ
kple egbe, yi de mavɔmavɔ me.[i]
9 Migana nufiafia bubu [b]fomeviwo
kple dzrotɔwo nahe mi ayii o;
elabena enyo be, woatsɔ amenu-
veve [d]ali ke dzi la, [e]eye menye
nududu, siwo menye videa deke
na amesiwo wɔ eŋuti dɔ o la,
woatsɔ o.
10 Vɔsamlekpui le mía si, esi
ŋuti amesiwo subɔna le agbadɔ
me la, womekpɔ mɔ be, woadu
nu le o.[g] 11 Elabena [h]lã, siwo fe
ʋu nunɔlagã tsɔ yi de kɔkɔefe
me le nuvɔ̃wo ŋuti la, wotɔ dzo
wofe lã blibo la le asada godo.
12 Eyata Yesu hã kpe fu le agbo
la godo, bene wòatsɔ ye ŋutɔ fe
ʋu akɔ efe dukɔ la ŋuti.[k] 13 Azɔ
la, mina míado go ayi de egbɔ
le asada godo atsɔ [l]efe ŋukpe
ado mía dokui dzi. 14 Elabena
du, si nɔa anyi la, mele mía si
le afisia o, ke boŋ míele du, si
gbɔna la dim.[n] 15 Eyata mina míato
eyama dzi atsɔ kafukafuvɔsa anɔ
Mawu nam; esia nye nuyi, siwo
ʋua eŋkɔ me la, fe kutsetse.[p]
16 Ke migaŋlɔ dɔmenyowɔwɔ kple
hamenunana be o; elabena [r]ne-
nem vɔsa siawo dzea Mawu ŋu.
17 [t]Mido to mia nunɔlawo, eye
midze wo yome; elabena wole
mia luʋɔwo ŋu dzɔm, abe ame-
siwo lana [y]akɔnta le wo ŋuti ene,
bene woawɔ esia kple dzidzɔ, eye
menye kple tsedudu o; elabena
esia menye videa deke na mi o.

Nuwunya kple dudɔwo.

18 Mido gbe da de mía ta;[a]
elabena míenya le mía dokui me
bena, dzitsinya nyui le mía si, le
esi mielɔ̃ be, míanɔ agbe nyuie
le nusianu me la ŋuti. 19 Ke
mele nu xlɔ̃m mi gede wu bena,
miawɔ esia, bene woagatsɔm ana
mi kaba. 20 Ke ŋutifafa Mawu,
si kplɔ mía Afetɔ Yesu, [e]amesi
nye alẽwo fe kplɔla gã la, do go
tso ame kukuwo dome le nuba-
bla mavɔ fe ʋu la me la, 21 na-
dzra mi do blibo le dɔ nyui siadɔ
nyui wɔwɔ me, bena miawɔ efe
lɔlɔ̃nu; eye wòawɔ nusi dze eŋu
la, le mía me to Yesu Kristo dzi,
amesi tɔ lanye ŋutikɔkɔe tso ma-
vɔ me yi de mavɔ me! Amen.
22 Ke mele nu xlɔ̃m mi, nɔvi-
wo, bena miaxɔ nuxlɔ̃menya la;
elabena nya via dewo koe meŋlɔ

a 11, 4; Mo. I. 4, 10.
b Ef. 4, 14.
d Kor. I. 1, 21.
e Ro. 14, 17.
f 2, 2; 10, 28. 29.
g 8, 4. 5.
h Mo. III. 16, 27.
i Xag. 2, 6.
k Mat. 21, 39; Yoh. 9, 22.
l 11, 26; 12, 2.
n 11, 10; 12, 22.
o Mo. V. 4, 24; 9, 3.
p Ps. 50, 14. 23; Hos. 14, 3.
r Fil. 4, 18.
s Yoh. 13, 34; Pet. II. 1, 7.
t Tes. I. 5, 12.
u Ro. 12, 13; Pet. I. 4, 9.
v Mo. I. 18, 3; 19, 2. 3.
y Xez. 3, 18.
z Mat. 25, 36.
a Kor. II. 1, 12.
b Gal. 5, 19. 21; Ef. 5, 5.
d Tim. I. 6, 6; Yos. 1, 5.
e Yoh. 10, 12; Pet. I. 2, 25.
f Ps. 118, 6.
g kp. 7.
h Kor. I. 4, 16.
i Kor. I. 3, 11; Nyad. 1, 17.

do de mi. 23 Minyae bena, wode
asi le mía novi Timoteo ŋu; ne
eva kaba la, mía kplii míakpɔ mi.
24 Midudɔ mia nunɔlawo katã kple
ame kɔkɔewo katã nam ƒã. Ame-
siwo tso Italia la, dudɔ mi ƒã.
25 Amenuveve nanɔ anyi kpli
mi katã! Amen.

# YAKOBO ƑE AGBALẼ.

Xaxaƒe yayra.

1 Yakobo, Mawu kple Aƒetɔ Ye-
su Kristo ƒe dɔla, do gbe na
ƒome wuieve,[d] siwo ka hlẽ la.
2 Nɔvinyewo, ne miege de tete-
kpɔ bubu ƒomeviwo me la,[e] mi-
bui dzidzɔ soŋ, 3 esi mienyae
bena, miaƒe xɔse ƒe dodokpɔ wɔa
dzidodo. 4 Ke dzidodo la nakpɔ
eƒe dɔwɔwɔ blibo, bena mianye
ame blibowo keŋkeŋ, eye naneke
nagahiã mi o.
5 Ke ne mia dometɔa de le nu-
nya hiãm la, [h]nede kuku na Ma-
wu, si na amewo katã faa, eye
medoa ŋukpe ame o la, eye wòa-
tsɔe anɛ. 6 Ke [i]nede kuku le
xɔse me, eye megake dia deke o;
elabena amesi le di kem la, edi
ƒutsotsoe, si ya ƒona yina gbɔna
la. 7 Elabena ame kema mega-
susu be, yeakpɔ nane atso Aƒetɔ
la gbɔ o; 8 ŋutsu dzimevesusula
melina sesie le eƒe mɔwo katã
dzi o.
9 Ke nɔvi, si nye dokuibɔbɔ-
deanyila la, naƒo adegbe le eƒe
kɔkɔdedzi me;[o] 10 kesinɔtɔ la
naƒo adegbe le eƒe bɔbɔdeanyi
me; elabena enu avayi [r]abe gbe
ƒe seƒoƒo ene. 11 Elabena ɣe dze-
na kple ŋdɔbibi, eye wònana gbe
la ƒuna, eye eƒe [s]seƒoƒo la duduna,
eye eƒe nɔnɔme nyui la gblẽna:
Nenema ke kesinɔtɔ hã le yɔyrɔ
ge le eƒe zɔzɔ me.
12 Woayra ŋutsu, si doa dzi le
tetekpɔ me la; elabena ne eva
li ke la, [u]akpɔ agbeƒiakuku, si
ŋugbe Aƒetɔ la do na amesiwo
lɔ̃nɛ la.

Nuvɔ̃ ƒe ke.

13 Amesi wote kpɔ la, mega-
gblɔ bena, Mawue te ye kpɔ o;
elabena womate ŋu ate Mawu
akpɔ kple nuvɔ̃ o, ke eya ŋutɔ
la metea amea deke kpɔna o. 14
Ke wotea amesiame kpɔna, ne
eya ŋutɔ ƒe nudzodzro henɛ, eye

a Ro. 7, 7. 8.
b Ro. 7, 10.
d Pet. I. 1, 1.
e Ro. 5, 3–5.
f Yoh. I. 1, 5.
g Yoh. I, 13; Pet. I. 1, 23.
h Lod. 2, 3–6.
i Mar. 11, 24.
k Nyagb. 7, 9.
l Ef. 4, 26.
n Kol. 3, 8; Pet. I. 2, 1.
o 2, 5.
p Mat. 7, 26; Ro. 2, 13.
r Pet. I. 1, 24.
s Yes. 40, 6. 7.
t 2, 12; Ro. 8, 2.
u Tim. II. 4, 8.
v Yoh. 12, 17.
y Ps. 34, 14.

wòblenɛ;[a] 15 emegbe la ne nu-
dzodzro la fɔ fu la, edzia nuvɔ̃;
ke ne nuvɔ̃ la tsi vɔ la, [b]edzia ku.
16 Nɔvinye lɔlɔ̃tɔwo, migana
woable mi o: 17 Nunana nyuiwo
katã kple nunana blibowo katã la
dziƒo wotso, tso kekeliwo ƒe Fofo
la gbɔ, [f]amesi gbɔ lidɔdɔ alo tɔ-
trɔ ƒe vɔvɔlidodoa deke meli o.
18 Le eya ŋutɔ ƒe lɔlɔ̃nu ta wò-
tsɔ nyateƒenya la dzi mí, bena
míanye eƒe nuwɔwɔwo ƒe ŋgɔ-
gbetɔ.[g]

Mawunyasese kple edziwɔwɔ.

19 Nɔvinye lɔlɔ̃tɔwo, minya
esia: Amesiame nade abla le nu-
sese me, nanɔ blewu le nuƒoƒo
me, [k]nanɔ blewu hã le dziku me;
20 elabena ame ƒe dziku mewɔa
Mawu ƒe nu dzɔdzɔe o.[l] 21 Eya-
ta [n]mide diƒoƒo katã kple vɔ̃di-
nyenye gede fũ la di, eye mitsɔ
dɔmefafa xɔ nya, si wodo de mia
me, si ate ŋu ade mia luʋɔwo la.
22 Ke mizu nyadziwɔlawo, eye
menye nyasela, siwo blea wo do-
kui dedeko o![p] 23 Elabena ne
amea de nye nyasela, eye menye
edziwɔla o la, eyama di ŋutsua
de, si kpɔ eƒe dzɔdzɔmemo le
ahũhɔ̃e me. 24 Elabena ekpɔ edo-
kui dze sii, eye wòdzo heyi, eye
enumake la eŋlɔ alesi wòle la
be. 25 Ke amesi kpɔ [t]se blibo,
si nye ablɔdese la me, eye wònɔ
edzi la, eya menye nyasela, si
ŋlɔa nu be o, ke boŋ dɔ ƒe wɔla,
[v]eye woayra eyama le eƒe nuwɔ-
wɔ me. 26 Ne amea de bua edo-
kui bena, mawusubɔla yenye, [y]eye
medea ga eƒe ade o, ke wòblea
eƒe dzi la, nenem me sia ƒe sũ-
bɔsubɔ enye dzodzro. 27 Mawu-
subɔsubɔ, si ŋuti kɔ, eye diƒoƒoa
deke mele eŋu le Mawu Fofo la
ŋku me o la, enye si bene, woa-
kpɔ tsyɔ̃eviwo kple ahosiwo ta
le woƒe xaxa me, eye woadzra

ame ḍokui ḍo ḍi mafomafoe tso
xexeame.

Xɔse vavã mekpɔa ame ŋku me o.

2 Nɔvinyewo, migatsɔ ame ŋku-
mekpɔkpɔ lé Yesu Kristo, mía
Afetɔ, [b]si nye ŋutikɔkɔe ƒe Afetɔ
la, ƒe dzixɔse me ḍe asi o. 2 Ela-
bena ne ŋutsua ḍe de sikasigɛ
asi, eye wòdo awu nyui heva yi
ḍe miaƒe ƒuƒoƒe, eye ame dahea
ḍe hã do awu ƒoḍi va me, 3 eye
mielé ŋku ḍe amesi do awu nyui
la ŋu, eye miegblɔ bena: Wò la
bɔbɔ nɔ teƒe nyui sia, eye mie-
gblɔ na ame dahe la bena: Wò
la tsi tre ḍe afima alo bɔbɔ nɔ
afii le nye afɔḍodzinu te la, 4 ḍe
miede vovo amewo dome le mia
ḍokui me, eye miezu tamesusu
vɔ̃wo ʋɔnudrɔ̃lawo o mahã? 5 Nɔ-
vinye lɔlɔ̃tɔwo, miḍo to: Ðe me-
nye Mawue [f]tia xexeame ame
dahewo, be woanye kesinɔtɔwo
[g]le xɔse me kple fiaḍuƒe, si ŋu-
gbe wòḍo na amesiwo lɔ̃nɛ la, ƒe
domenyilawo o mahã? 6 Ke mia-
wo la miedo vlo ame dahe la. Ðe
menye kesinɔtɔwo sẽa ŋuta le mia
ŋuti, eye menye woawoe hea mi
yia ʋɔnudrɔ̃ƒewo o mahã? 7 Ðe
menye woawo kee gblɔa busunya
ḍe ŋkɔ nyui, si wotsɔ yɔ mi la
ŋuti o mahã? 8 Ne miewu fiase-
ḍeḍe la nu [k]le ŋɔŋlɔ la nu be:
„Nalɔ̃ hawòvi, abe alesi nèlɔ̃a ḍo-
kuiwò ene la,“ ekema miewɔe
nyuie. 9 Ke ne miele ame ŋku
me kpɔm la, miewɔ nuvɔ̃, eye se
la ƒoe ḍe mia nu miedze sii be,
sedzidalawo mienye.[o] 10 Elabe-
na amesi ke alé se blibo la me
ḍe asi, ke wòaḍa ḍeka dzi la, eḍa
vo ḍe wo katã ŋuti.[r] 11 Elabena
amesi gblɔ bena: „Megawɔ [s]ahasi
o la,“ egblɔ hã bena: „Megawu
ame o!“ Azɔ ne mèwɔ ahasi o,
ke néwu ame la, ètrɔ zu sedzi-
dala. 12 Miƒo nu ale, eye miwɔ
nu ale, [u]abe amesiwo woatsɔ ablɔ-
ḍese la adrɔ̃ ʋɔnui ene. 13 Ela-
bena nublanuikpɔkpɔ manɔ ʋɔ-
nuḍɔdrɔ̃ me na amesi mefia nu-
blanuikpɔkpɔa ḍeke o; ke nubla-
nuikpɔkpɔ ƒoa adegbe ḍe ʋɔnu-
ḍɔdrɔ̃ ŋuti.[v]

Xɔse vavã ḍea edokui fiana tso dɔwɔwɔ me.

14 Nɔvinyewo, ne amea ḍe gblɔ
be, xɔse le ye si, ke dɔwɔwɔwo

a Mat. 7, 21.
b Kor. I. 2, 8.
d Yoh. I. 3, 17.
e Gal. 5, 6.
f Kor. I. 1, 28.
g Lu. 12, 21.
h Mo. I. 22, 9. 10. 12.
i Mo. I. 15, 6.
k Mo. III. 19, 18.
l Yes. 41, 8.
n Heb. 11, 31.
o Mo. V. 1, 17.
p Yos. 2, 4. 15.
r Mat. 5, 19.
s Mo. II. 20, 13. 14.
t kp. 17.
u 1, 25.
v Mat. 5, 7; 18, 30. 34; 25, 45. 46.

mele esi o la, viḍe ka wònye ma-
hã? Ðe xɔse ma ate ŋu axɔe ḍe
agbe mahã?[a] 15 Ne nɔviŋutsu alo
nɔvinyɔnu le amama, eye gbe-
siagbe nuḍuḍu le wo hiãm, 16 eye
mia dome amea ḍe gblɔ na wo
bena: Miheyi le ŋutifafa me, miƒu
dzo, eye miḍu nu ḍi ƒo, gake
miena nusiwo hiã ŋutilã o la,
viḍe ka wònye mahã?[d] 17 Nene-
ma ke xɔse hã, ne dɔwɔwɔwo
mele eŋu o la, enye nu kuku le
eḍokui me. 18 Ke amea ḍe la-
gblɔ bena: Wò la xɔse le asiwò,
eye nye la dɔwɔwɔwo le asinye.
Fia wò xɔse dɔwɔwɔ manɔŋutɔ
lam, eye nye hã [e]mafia nye xɔse
wò to nye dɔwɔwɔwo me. 19 Wò
la èxɔnɛ sena bena, Mawu ḍekae
li; èwɔe nyuie; gbɔgbɔ vɔ̃wo hã
xɔnɛ sena, eye wodzona nyanya-
nya. 20 Ke, wò ame gbɔlo, ḍe
nèle didim be, yeanyae bena, xɔ-
se dɔwɔwɔ manɔŋutɔ la enye nu
kuku mahã? 21 Ðe menye dɔwɔ-
wɔwo wotsɔ tso afia na mía fofo
Abraham, le esime wòtsɔ via Isak
ḍo vɔsamlekpui dzi o mahã?[h] 22
Ekpɔ bena, xɔse wɔ dɔ kpe ḍe
eƒe dɔwɔwɔwo ŋu, eye wotsɔ dɔ-
wɔwɔwo wɔ xɔse la blibo. 23 Eye
ale wowu ŋɔŋlɔ, [i]si gblɔ bena:
„Abraham xɔ Mawu dzi se, eye
wobui nɛ dzɔdzɔenyenye la“ nu
enye esi, eye woyɔe be [l]Mawu
xɔlɔ̃. 24 Miekpɔ bena, wotsɔ dɔ-
wɔwɔwo tso afia na ame, eye me-
nye xɔse ḍeḍekoe o. 25 Nenema
ke [n]Raxab, gbolo la hã, ḍe menye
dɔwɔwɔwo wotsɔ tso afia nɛ, le
esi wòxɔ [p]ame dɔdɔwo, eye wò-
na woto mɔ bubu dzo la ŋuti o
mahã? 26 Elabena abe alesi ŋu-
tilã gbɔgbɔ manɔmee nye nu ku-
ku la, nenema ke [t]xɔse dɔwɔwɔ
manɔŋui hã nye nu kuku.

Nuvɔ̃wɔwɔ kple aḍe.

3 Nɔvinyewo, migazu nufialawo
taŋtaŋ o, esi mienyae bena,
ʋɔnuḍɔdrɔ̃ sesẽ wu kpɔ ge míala
la ŋuti. 2 Elabena mí katã míe-
ḍa vo le nu geḍewo me. Ne amea
ḍe meḍa vo le nuƒoƒo me o la,
eyae nye ame blibo, eye wòkpɔ
ŋusẽ bena, wòaḍu ŋutilã blibo la
katã hã dzi. 3 Azɔ ne míedea
numega sɔwo ƒe nu me, bene
woaḍo to mí la, ekema míetrɔa

lã blibo la katã hã. 4 Kpɔ ʋu-
wo hã ɖa! Wònye wololo, eye
ya sesẽ hea wo hafi; gake wotrɔ
wo kple kuɖɔ sue ŋutɔ heyia afi-
siafi, si kuɖɔɖola lɔ̃na. 5 Nene-
ma ke aɖe hã nye ŋutinu suea
ɖe ko, eye wòkana ɖe nu gãwo
ŋu. Kpɔ alesi dzo via ɖe tɔa dzo
ave gã la ɖa! 6 Eye aɖe la, dzo
wònye; madzɔmadzɔnyenye ƒe xe-
xemee nye aɖe le mía ŋutinuwo
dome, eyae [b]ƒoa ɖi ŋutilã blibo
la katã, eye wòtɔa dzo agbenɔnɔ
ƒe tododo blibo la katã, eye dzo-
mavɔʋe tɔ dzo aɖe la ŋutɔ hã.
7 Elabena womlã lã wɔadãwo kple
xeviwo kple nutatawo kpakple
ƒumelãwo ƒe dzɔdzɔme, eye ame-
gbetɔ ƒe dzɔdzɔme mlã wo; 8 ke
aɖe la amea ɖeke mate ŋu amlãe
o, nuvɔ̃ madzudzɔmadzudzɔ, [d]si
aɖi wuame yɔ fũ la wònye. 9 Eya
ke míetsɔna ƒoa fi dea ame, [e]siwo
wowɔ le Mawu ƒe nɔnɔme me.
10 Nu kema ke me yayra kple
fiƒode doa go lena! Nɔvinyewo,
medze bena, nusiawo nanɔ nene-
ma o. 11 Ðe vudo dzia tsi vivi
kple tsi veve hetsoa do ɖeka ma
ke me mahã? 12 Nɔvinyewo, ɖe
gboti ate ŋu atse amititsetsewo,
alo weinka ate ŋu atse gbotitse-
tsewo mahã? Nenema ke dzevu-
do mate ŋu adzi tsi nyui hã o.

Nunya, si tso dziƒo.

13 Amekae nye nunyala kple
nugɔmesela le mia dome mahã?
Eya netsɔ agbenɔnɔ nyui fia eƒe
[n]dɔwɔwɔwo le nunya ƒe dɔmefafa
me. 14 Ke [o]ne ŋuʋaʋã vevi kple
dzrehehe le mia dzi me la, mi-
gaƒo adegbe, eye migaka aʋatso
ɖe nyateƒe la ŋuti o. 15 Nunya
sia la [r]menye dziƒo wòtso va o;
ke anyigbadzitɔe, dzɔdzɔmetɔe,
gbɔgbɔ vɔ̃ tɔe. 16 Elabena afisi
ŋuʋaʋã kple dzrehehe le la, afi-
ma nu manyomanyo kple nu vɔ̃ɖi
wɔwɔ sɔŋ nɔna. 17 Ke nunya,
si tso dziƒo la, gbã la eŋuti kɔna,
emegbe la eƒe dɔme fana, efaa
tu, elɔ̃na wogbea nya nɛ, nubla-
nuikpɔkpɔ kple kutsetse nyuiwo
yɔe fũ, medea vovo amewo dome
o, alakpa mele eme o. 18 Ke [t]wo-
ƒãa dzɔdzɔenyenye ƒe kutsetse le
ŋutifafa me [u]na amesiwo wɔa ŋu-
tifafa.

a Pet. I. 2, 11.
b Mat. 15, 11. 18. 19; 12, 36. 37.
d Ps. 140, 4.
e Mo. I. 1, 27.
f Lu. 6, 26; Ro. 8, 7; Yoh. I. 2, 16.
g Mo. II. 20, 3. 5; Mat. 6, 24.
h Lod. 3, 34; Hi. 22, 29; Mat. 23, 12; Pet. I. 5, 5.
i Ef. 6, 12; Pet. I. 5, 8. 9.
k Zax. 1, 3.
l Yes. 1, 16.
n 2, 18.
o Ef. 4, 31.
p Pet. I. 5, 6.
r 1, 5. 17.
s Mat. 7, 1; Ro. 2, 1; 14, 4.
t Yes. 32, 17.
u Mat. 5, 9.

Dzrehehe ƒe ŋukpenanuwo.

4 Afika aʋawɔwɔ kple dzrewɔ-
wɔ, siwo le mia dome la tsoa?
Ðe menye afima wotso, tso miaƒe
nudzodzro, [a]siwo wɔa aʋa le mia-
ƒe ŋutinuwo me la me o mahã?
2 Miedzroa nu, eye miekpɔnɛ o;
miewua ame, eye mieʋãa ŋu, eye
miaƒe asi metea ŋu sua nu dzi
o; miewɔa dzre, eye miewɔa
aʋa; miate ŋu akpɔ naneke o;
elabena miebiana o. 3 Miebiana,
eye miexɔnɛ o; elabena miebia-
na le mɔ vɔ̃ dzi, bene miagblẽ
nu la le miaƒe dzidzɔkpɔkpɔwo
me.

Nuxɔxlɔ̃ le ɖokuibɔbɔ ŋuti.

4 Mi ahasiwɔlawo, mienya bena,
xexeame ƒe xɔlɔ̃dzedze enye ke-
tɔnyenye na Mawu oa? Eyaŋuti
amesi dina be, yeanye xexeame
ƒe xɔlɔ̃ la, etsɔ eɖokui wɔ Mawu
ƒe ketɔ.[f] 5 Alo ɖe miebuna bena,
ŋɔŋlɔ la ƒoa nu dzodzro bena:
Gbɔgbɔ, si wòna wòdzra nɔƒe ɖo
le mia me la, le edzrom kple ŋu-
ʋaʋã?[g] 6 Ke ena amenuveve
geɖe wu. Eyaŋuti wogblɔ bena:
[h]„Mawu tsia tre ɖe dadalawo ŋuti;
ke evea ɖokuibɔbɔlawo nu."
7 Eyaŋuti mibɔbɔ mia ɖokui ɖe
Mawu te; [i]ke mitsi tre ɖe Abo-
sam ŋu, eye wòasi le mia gbɔ.
8 [k]Mite ɖe Mawu ŋu, eye wòate
ɖe mia ŋu. [l]Miklɔ miaƒe asiwo,
mi nuvɔ̃wɔlawo, eye miwɔ miaƒe
dziwo kɔkɔe, mi dzimevesusula-
wo! 9 Midze si miaƒe nublanui-
tɔnyenye, eye mifa konyi, eye
mifa avi; mina miaƒe nukoko na-
trɔ zu konyifafa, eye miaƒe dzi-
dzɔ natrɔ zu modedeto. 10 Mi-
bɔbɔ mia ɖokui ɖe anyi le Afetɔ
la ŋku me, eye wòakɔ mi ɖe dzi.[p]
11 Nɔviwo, migadzu mia nɔewo
o! Amesi ke dzua nɔvia, eye wò-
drɔ̃ ʋɔnui la, edoa vlo se la, eye
wòdrɔ̃ ʋɔnu se la. Ke ne èdrɔ̃
ʋɔnu se la la, mènye se la dzi-
wɔla o, ke boŋ se la ƒe ʋɔnu-
drɔ̃la nènye. 12 Ame ɖeka koe
nye sedela kple ʋɔnudrɔ̃la: Eyae
nye amesi tea ŋu xɔa ame ɖe
agbe, eye wògatea ŋu tsrɔ̃a ame.
[s]Ke wò la, ameka nènye hele ʋɔ-
nu drɔ̃m hawòvi mahã?

Nuxɔxlɔ̃ le dedienɔnɔ ŋuti.

13 Azɔ la miheyi, mi amesiwo
gblɔna bena: Egbe alo etsɔ míayi

du si kple du si me, eye míanɔ afima ƒe ɖeka, eye míatsa asi, eye míakpɔ viɖe![a] 14 Gake mienya nusi ava dzɔ etsɔ o; elabena nukɔe nye miaƒe agbe mahã? Elabena dzudzɔ, si dzena ɣeyiɣi kpuia ɖe, eye emegbe la megadzena o la, ke mienye.[d] 15 Le esia teƒe la ele na mi be, mlagblɔ bena: Ne Aƒetɔ lɔ̃ la, míanɔ agbe, eye míawɔ esi kple esi.[f] 16 Ke azɔ la miekana ɖe nu ŋu le miaƒe adegbe ƒuƒlu ƒoƒo me. Kakaɖenuŋu sia katã la vɔ̃ wònye. 17 Eyaŋuti la, amesi ke nya nu nyui wɔwɔ, eye mewɔnɛ o la, enye nuvɔ̃ nɛ.[g]

Le kesinɔnuwo ƒe amebeble ŋuti.

5. Azɔ la miheyi, mi kesinɔtɔwo; [i]mifa avi, eye mido wuwui le miaƒe nublanuitɔnyenye, si le mia dzi va ge la ŋuti! 2 Miaƒe [l]kesinɔnuwo nyunyɔ, eye agbagblaʋuiwo ɖu miaƒe awuwo. 3 Miaƒe sika kple klosalo lé ɣebia, eye woƒe ɣebialéle atrɔ zu ɖaseɖiɖi na mi, eye woaɖu miaƒe lãme keŋ abe dzo ene. Mleƒo nu nyuiwo nu ƒu le nuwuwu ŋkekeawo me. 4 Kpɔ ɖa, dɔwɔla, siwo ŋe miaƒe agblemenuwo la ƒe fetu, si miegbe wo nana la, le ɣli dom, eye nuŋelawo ƒe ɣlidodoawo va Zebaot, Aƒetɔ la, ƒe towo me.[p] 5 Mieɖu [r]nu vivi le anyigba dzi, eye miewɔ fewunuwo, mienyi miaƒe dziwo [s]le wuwugbe la. 6 Mlebu fɔ ame dzɔdzɔe la, eye miewui, eye metsi tre ɖe mia ŋuti o.

Le dzigbɔgbɔ blewu ɖe nɔviawo ŋu ŋuti.

7 Eyaŋuti [u]migbɔ dzi blewu, nɔvinyewo, halase Aƒetɔ la ƒe vavagbe. Kpɔ ɖa, agbledela lalaa anyigba dzi nuʋaʋã xɔasiwo, eye wògbɔa dzi blewu, halase esime ada kple kele dzana nɛ. 8 Miawo hã migbɔ dzi blewu, mido ŋusẽ miaƒe dziwo; elabena Aƒetɔ ƒe vavaɣi ɖo vɔ. 9 Nɔviwo, migaɖu tse ɖe mia nɔewo ŋuti o, bene womagadrɔ̃ ʋɔnu mi o; kpɔ ɖa, ʋɔnudrɔ̃la la le tsitre ɖe ʋɔtru la nu. 10 Nɔvinyewo, mitsɔ nyagblɔɖila, siwo ƒoa nu le Aƒetɔ la ƒe ŋkɔa me la, ƒe fukpekpewo kple woƒe dzigbɔgbɔ blewu wɔ miaƒe kpɔɖeŋu.[b] 11 Kpɔ ɖa, míeyɔa amesiwo doa dzi keŋ la be yayratɔwo. [e]Miese Hiob ƒe dzidodo, eye miekpɔ Aƒetɔ la ƒe nuwuwu bena, Aƒetɔ la yɔ fũ kple dɔmetɔtrɔ kple nublanuikpɔkpɔ.

Le nutàta le susu wodzui me ŋuti.

12 Ke wu wo katã la, nɔvinyewo, migatà nu o, eɖanye dziƒo alo anyigba alo nutàta bubua ɖeke o; ke miaƒe ẽ nanye ẽ, eye miaƒe o nanye o, ne miagadze ʋɔnudɔdrɔ̃ me o.[h]

Gbedododa ƒe ŋusẽ.

13 [i]Ne mia dome amea ɖe le fu kpem la, nedo gbe ɖa; ne amea ɖe kpɔ dzidzɔ la, [k]nedzi kafukafuhawo. 14 Ne mia dome amea ɖe ƒe lãme gblẽ la, neyɔ hamemegãwo vɛ, ne woado gbe ɖa ɖe eta, eye [n]woasi ami nɛ le Aƒetɔ ƒe ŋkɔa me. 15 Eye xɔse ƒe [o]gbedodoɖa la axɔ dɔléla ma ɖe agbe, eye Aƒetɔ la afɔe ɖe tsitre, eye ne ewɔ nuvɔ̃wo la, woatsɔ wo akee. 16 Miʋu mia nuvɔ̃wo me na mia nɔewo, eye mido gbe ɖa ɖe mia nɔewo ta, bene miaƒe lãme nasẽ. Ame dzɔdzɔe ƒe kukuɖeɖe, si nu sẽna la, tea ŋu wɔa nu geɖe. 17 Eliya nye ame, eye nu venɛ abe míawo ene, eye wòdo gbea ɖe ɖa, bena [t]tsi nagadza o, eye tsi megadza ɖe anyigba dzi o ƒe etɔ̃ kple ɣleti ade sɔŋ. 18 Eye wògado gbe ɖa, eye dziƒo na tsi dza, eye anyigba gatse eƒe kutsetse.[v]

Lɔlɔ̃ na mɔtrelawo.

19 Nɔvinyewo, ne mia dome amea ɖe tre mɔ tso nyateƒe la gbɔ, [y]eye amea ɖe gatrɔe vɛ la, 20 nena wòanyae bena, [z]amesi trɔa nuvɔ̃wɔla tsoa eƒe mɔtatra me la, laxɔ luʋɔ ɖe agbe tso ku me, [a]eye wòatsyɔ nu nuvɔ̃wo ƒe agbɔsɔsɔ dzi.

a Lod. 27, 1.
b Mat. 5, 12.
d Lu. 12, 20.
e Hi. 1, 21. 22.
f Do. 18, 21.
g Lu. 12, 47.
h Mat. 5, 34—37.
i Ps. 50, 15.
k Kol. 3, 16.
l Mat. 6, 19.
n Mar. 6, 13.
o Mar. 16, 18.
p Mo. V. 24, 14. 15.
r Lu. 16, 19. 25.
s Yer. 12, 3.
t Fia. I. 17, 1; Lu. 4, 25.
u Lu. 21, 19; Heb. 10, 36.
v Fia. I. 18, 42.
y Gal. 6, 1.
z Ps. 51, 15.
a Lod. 10, 12; Pet. I. 4, 8.

# PETRO ƑE AGBALẼ GBÃTɔ.

Kpɔkplɔyiɖeme.

1. Petro, Yesu Kristo ƒe apostolo,
ŋlɔ ɖo ɖe amedzro, siwo ka
hlẽ ɖe Ponto, Galatia, Kapadokia,
Asia kple Bitinia, amesiwo nye
ame tiatiawo[b] 2 le Mawu Fofo la
ƒe [d]nunyanyaɖi la nu le Gbɔgbɔ
ƒe kɔkɔewɔwɔ me hena toɖoɖo
kple Yesu Kristo ƒe ʋuhehlẽ:
Amenuveve kple ŋutifafa nasɔ
gbɔ ɖe dzi na mi!

Apostolo la kafu Mawu le xɔsetɔwo ƒe mɔkpɔkpɔ kple yayra ŋuti.

3 Woakafu Mawu, mía Aƒetɔ
Yesu Kristo Fofo, amesi gbugbɔ
mí gadzi le eƒe nublanuikpɔkpɔ
geɖe la nu hena mɔkpɔkpɔ gba-
gbe to Yesu Kristo ƒe tsitretsitsi
tso ame kukuwo dome la me, 4
hena [g]domenyinyi magblẽmagblẽ,
maƒoɖi, maluxe, si wodzra ɖo ɖi
le dziƒo na mí, 5 amesiwo [i]ŋu wo-
dzɔ le Mawu ƒe ŋusẽ me to xɔse
me hena xɔxɔ, si su te, bene woa-
ɖee afia le ɣeyiɣi mamletɔ dzi,
6 [l]si me miatso aseye le, wònye
ele na mi be, [n]miaxa nu azɔ ɣe-
yiɣi ʋeea ɖe le tetekpɔ bubu ƒo-
meviwo me hafi, 7 bena woakpɔ
miaƒe xɔse ƒe dodokpɔ be, [p]exɔ
asi geɖe wu sika, si gblẽna, wò-
nye wodoe kpɔ kple dzo hafi hena
kafukafu kple ŋutikɔkɔe kple bu-
bu le Yesu Kristo ƒe ɖeɖefia la
me; 8 [s]amesi miele kpɔkpɔm o,
gake mielɔ̃nɛ; amesi miekpɔ haɖe
o, gake miexɔa edzi sena, eye
mietsɔa dzidzɔ, si mele gbɔgblɔ
o, si ŋutikɔkɔe li na la, tsoa aseye,
9 esime miexɔa miaƒe xɔse ƒe [v]nu-
wuwu, si nye miaƒe luʋɔwo ɖeɖe.
10 Ɖeɖe sia yome mɔ [z]nyagblɔɖi-
la, siwo gblɔ nya ɖi le amenuve-
ve, si le mia dzi va ge ŋuti la,
di vevie, eye wodzro eme kpɔ
tsitotsito; 11 wodzro azãgbe kple
azãgbe, si ƒomevi Kristo ƒe Gbɔ-
gbɔ, si le wo me la, laɖe afia la
me kpɔ, esime wòɖi ɖase tsã [a]le
fukpekpe, siwo le Kristo dzi va
ge, kple ŋutikɔkɔe, si le wo yome
dze ge la ŋuti. 12 Eye wòɖee
fia amesiawo bena, menye woa
ŋutɔwo ɖokui wosubɔ o, ke boŋ
miawo wosubɔ le nusiawo me,

a Ef. 2, 18. b Yak. 1, 1. d Ro. 8, 29. e Lu. 12, 35. f Ro. 12, 2. g Kol. 1, 12. h Mo. III. 19, 2. i Yoh. 10, 28; 17, 11. k Ro. 2, 11. l Ro. 5, 2; Kor. II. 4, 17. n 5, 10. o Kor. I. 6, 20; 7, 23. p Lod. 17, 3; Mal. 3, 3. r 4, 3. s Yoh. 20, 29; Kor. II. 5, 7. t Yes. 53, 7; Heb. 9, 14. u Ro. 16, 25. 26; Ef. 1, 4. v Yoh. 14, 6. y Ro. 6, 22. z Lu. 10, 24. a Ps. 22; Yes. 53. b Yoh. 1, 13; Yak. 1, 18.

nusiwo wogblɔ fia mi azɔ to ame-
siwo gblɔ nyanyuie fia mi la dzi
to Gbɔgbɔ kɔkɔe, si woɖo ɖa tso
dziƒo la me, nusiwo me kpɔkpɔ
[a]dzro mawudɔlawo hã.

Le zɔzɔ nyui ŋuti.

13 Eyata [e]mibla miaƒe tamesu-
suwo ƒe aliwo dzi, minɔ mo xexi,
eye mitsɔ miaƒe mɔkpɔkpɔ ɖo
amenuveve, si wotsɔna vaa mia
gbɔ le Yesu Kristo ƒe ɖeɖefia me
la dzi blibo, 14 eye abe vi ɖoto-
wo ene [f]migana miaƒe anyinɔnɔ
naɖi tsãtɔ, si me mienɔ le miaƒe
nudzodzrowo me, le numanyama-
nya me la o, 15 ke boŋ abe alesi
amesi yɔ mi vɛ la le kɔkɔe ene
la, nenema ke miawo hã minɔ kɔ-
kɔe le miaƒe anyinɔnɔ katã me;
16 elabena [h]woŋlɔ bena: „Minɔ kɔ-
kɔe, elabena nye la mele kɔkɔe."
17 Eye ne mieyɔ [k]amesi mekpɔ
ame ŋku me o, eye wòdrɔ̃a ʋɔnu
ɖe amesiame ƒe dɔwɔwɔ nu la,
ƒe ŋkɔ dzi abe Fofo ene la, eke-
ma mizɔ le miaƒe amedzronyenye
ƒe ɣeyiɣi la me le vɔvɔ̃ me; 18
elabena mienyae bena, [o]menye nu
gbegblẽ, siwo nye klosalo alo sika
la, wotsɔ xe fe ɖe mia ta heɖe mi
tso miaƒe [r]yakanyinɔnɔ, si su mia
si tso mia fofowo gbɔ la me o,
19 ke boŋ kple Kristo ƒe ʋu xɔasi
la abe alẽvi, si ŋu mokaka kple
kpɔtsotso mele o la, ƒe ʋu ene,[t]
20 amesi wonya ɖi tsã, hafi woɖo
xexeame gɔme anyi; gake woɖee
ɖe gò fia le ɣeyiɣia ƒe nuwuwu
le mia ta," 21 [v]mi amesiwo to eya-
ma dzi xɔ Mawu, amesi fɔe ɖe
tsitre tso ame kukuwo dome, eye
wòtsɔ ŋutikɔkɔe nɛ la dzi se, ale
bena miaƒe xɔse kple mɔkpɔkpɔ
nanɔ Mawu dzi.
22 Esi mieto Gbɔgbɔ la me wɔ
miaƒe luʋɔwo kɔkɔe le toɖoɖo
nyateƒe la me hena nɔvilɔlɔ̃, si
me alakpa mele o la, eyata milɔ̃
mia nɔewo vevie tso dzi dzadzɛ
me. 23 Elabena wogbugbɔ mi
dzi, menye tso dzidzi gbegblẽ me
o, ke boŋ tso dzidzi magblẽma-
gblẽ me heto Mawu ƒe nya gba-
gbe, si nɔa anyi tegbetegbe la
me.[b] 24 Elabena „ŋutilãwo katã

le abe gbe ene, eye woƒe atsyɔ̃-
wo katã le abe gbe ƒe seƒoƒo
ene. Gbe ƒuna, eye eƒe seƒoƒo
yrɔna;[b] 25 ke [d]Afetɔ ƒe nya la
nɔa anyi yi ɖe mavɔmavɔ me."
Ke esiae nye nya, si wogblɔ fia mi.

**Kristotɔ, siwo nye Mawu ƒe nubabla yeye me duƙɔ la, nagbe nudzodzrowo yomenɔnɔ, woaɖo to dziɖuɖu, eye woadze Kristo yome.**

**2.** Eyata [e]miɖe vɔ̃ɖinyenye katã
kple aɖaŋu vɔ̃ katã kple ala-
kpadada kple ŋuʋaʋã kple ame-
ŋuzɔzɔ katã ɖa, 2 eye abe vidzĩe-
wo ene la gbɔgbɔ me [h]notsi tsi-
matɔ nadzro mi vevie, bene mia-
tsi to me hena xɔxɔ la, 3 ne
mieɖɔe kpɔ bena, Afetɔ la nye
dɔmenyotɔ.[i] 4 Amesi gbɔ mieva
wònye [l]kpe gbagbe, si amewo
gbe; gake le Mawu gbɔ la enye
nu tiatia kple nusi xɔ asi sesẽ,
5 eye abe kpe gbagbewo ene la
miawo hã mitu mia ɖokui wòazu
gbɔgbɔ me [p]xɔ hena [r]nunɔlanye-
nye kɔkɔe, bena [s]miasa gbɔgbɔ
me vɔ, siwo adze Mawu ŋu to
Yesu Kristo dzi. 6 Eyata wòle
[t]ŋɔŋlɔ la me bena: „Kpɔ ɖa, me-
ɖo dzogoedzikpe tiatia xɔasi anyi
ɖe Zion, eye amesi ke xɔ edzi
se la, ŋu mele ekpe ge o." 7 Azɔ
mi amesiwo xɔe se la, enye kpe
xɔasi na mi; ke dzimaxɔsetɔ-
wo la, kpe, si xɔtulawo gbe la,
eya ke zu dzogoedzikpe kple
[v]nũklikpe kple nuɖiakpe gbadzaa
na wo, 8 amesiwo klii, le esi
womeɖo to nya la o la ta, nusi
ŋuti hã woɖo wo ɖo.[z] 9 Ke mia-
woe nye dzidzime tiatia la, [a]fia
nunɔlanyenye, duƙɔ kɔkɔe, du-
ƙɔ, si nye Mawu ŋutɔ tɔ, bene
miaɖe gbe ƒã amesi yɔ mi tso
viviti me va ye ŋutɔ ƒe nukuke-
keli gbɔ la, ƒe nutsuwɔwɔwo afia,
10 mi amesiwo menye duƙɔ tsã
o; ke azɔ la mienye Mawu ƒe
duƙɔ, mi amesiwo womekpɔ nu-
blanui na o, ke azɔ la wokpɔ nu-
blanui na mi.[f]
11 Lɔlɔ̃tɔwo, mele nu xlɔ̃m mi
abe [g]amedzrowo kple mɔzɔlawo
ene be, miaɖe mia ɖokui ɖa atso
ŋutilã nudzodzro, [i]siwo wɔa aʋa
ɖe luʋɔ ŋuti la gbɔ, 12 eye miaƒe
anyinɔnɔ le trɔ̃subɔlawo dome
nanɔ nyuie, bene nusi ta wogblɔ
nya ɖe mia ŋuti ɖo abe vɔ̃wɔlawo
ene la,[n] le miaƒe dɔ nyui wɔwɔ,

[a] Ro. 12, 1—7; Ti. 2, 1.
[b] Yes. 40, 6. 7; Yak. 1, 10. 11.
[d] Yes. 40, 8.
[e] Ef. 4, 22.
[f] 3, 16.
[g] Gal. 5, 13.
[h] Heb. 5, 12. 13; Mat. 18, 3.
[i] Ps. 34, 9.
[k] Ro. 12, 10.
[l] Ps. 118, 22.
[n] Lod. 24, 21; Mat. 22, 21.
[o] Ef. 6, 5; Ti. 2, 9.
[p] Ef. 2, 21. 22.
[r] kp. 9.
[s] Ro. 12, 1.
[t] Yes. 28, 16.
[u] 3, 14. 17; 4, 13. 14; Mat. 5, 10.
[v] Mat. 21, 42.
[y] Mat. 16, 24.
[z] Yes. 8, 14; Ro. 9, 33.
[a] Mo. II. 19, 6; Nyaɖ. 1, 6.
[b] Yes. 53. 9; Yoh. 8, 46; Kor. II. 5, 21.
[d] Yoh. I. 3, 5.
[e] Ro. 6, 11.
[f] Hos. 2, 25; Ro. 9, 25.
[g] Ps. 39, 13.
[h] Heb. 13, 20.
[i] Yak. 4, 1.
[k] Yoh. 10, 12; Ezra 34, 5. 11; Yes. 53, 6.
[l] Ef. 5, 22. 24; Ti 2, 5; Kor. I. 7, 13; Mo. I. 3, 16.
[n] Mat. 5, 16.

siwo wodze si azɔ ŋuti la, woakafu
Mawu le kpɔkpɔɖaŋkeke la dzi.
13 Eyaŋuti [o]mibɔbɔ mia ɖokui
ɖe amewo ƒe nuɖoanyi katã te le
Afetɔ la ŋuti, eɖanye ɖe fia, si
si ŋusẽ le la te o, 14 eɖanye ɖe
dziɖula, siwo wodɔ ɖe dɔgbe le
hlɔ̃biabia vɔ̃wɔlawo kple nyuiwɔ-
lawo kafukafu ta la te o. 15 Ela-
bena nenemae nye Mawu ƒe lɔ-
lɔ̃nu, bena miatsɔ nu [f]nyui wɔwɔ
atsi abunetɔwo ƒe numanyamanya
la nu, 16 abe [g]ablɔɖeviwo ene,
eye menye abe amesiwo wɔa ablɔ-
ɖenyenye la ŋuti dɔ be, wòanye
vɔ̃ɖinyenye ƒe nutsyɔnu la ene o,
ke boŋ abe Mawu ƒe dɔlawo ene.
17 [k]Mibu amewo katã, milɔ̃ nɔvia-
wo,[n] mivɔ̃ Mawu, mibu fia la.

Dɔlawo ƒe dɔ.

18 Mi [o]dɔlawo la, mibɔbɔ mia
ɖokui na miaƒe aƒetɔwo le vɔvɔ̃
katã me, menye na aƒetɔ nyuiwo
kple ame fatuwo ɖeɖeko o, ke
boŋ na dɔmevevitɔwo hã. 19 Ela-
bena esiae nye amenuveve, ne
amea ɖe do dzi le xaxawo me,
eye wòkpea fu madzɔmadzɔ le
dzitsinya, si vɔ̃a Mawu la ta. 20
Elabena ne woƒo mi le nuvɔ̃wɔ-
wɔ ŋuti, eye mieɖo dzi kpee la,
adegbeƒoƒo ka wònye ma? Ke ne
miekpe fu le [u]nu nyui wɔwɔ ŋuti,
eye mieɖo dzi kpee la, eya enye
amenuveve le Mawu ŋku me. 21
Elabena esia ŋuti woyɔ mi vɛ ɖo;
elabena Kristo hã kpe fu le mia
ta, [y]eye wògblẽ kpɔɖeŋu ɖi na
mi, bene miadze eƒe afɔɖoƒewo
yome, 22 amesi mewɔ nuvɔ̃a ɖeke
o, eye womekpɔ beble le eƒe nu
me hã o; [b]23 esime wodzui la,
medzu ame ɖe eteƒe o; esime wò-
kpe fu la, medo ŋɔdzi na ame o;
ke etsɔe de asi na amesi drɔ̃a
ʋɔnu dzɔdzɔe la boŋ. 24 Amesi
[d]tsɔ miaƒe nuvɔ̃wo da ɖe ye ŋutɔ
ƒe ŋutilã dzi heyi ɖe atitsoga ŋu,
[e]bene mí amesiwo ku na nuvɔ̃wo
la, mianɔ agbe hena dzɔdzɔenye-
nye; amesi ƒe kabiwo yɔ dɔ mí
la. 25 Elabena miele [h]abe alẽ
tatrawo ene; ke azɔ la mitrɔ va
miaƒe luʋɔwo ƒe [k]kplɔla kple dzi-
kpɔla la gbɔ.

Srɔ̃tɔwo ƒe dɔ.

**3.** Nenema ke, [l]mi nyɔnuwo la,
mibɔbɔ mia ɖokui na mia ŋu-

tɔwo mia srɔ̃wo. bena ne amea
ɖewo medo to nya la o la. nyɔ-
nuwo ƒe agbenɔnɔ nyaa ɖeke ma-
gblɔ la naɖe wo. 2 esi wokpɔ
miaƒe agbenɔnɔ dzadzɛ le vɔvɔ̃
me ɖa la.[b] 3 amesiwo ƒe lekewɔ-
wɔ naganye gota gome lekewɔ-
wɔ to ɖaƒoƒo kple sikadodo kple
awudodo me o.[d] 4 ke boŋ wòanye
dzime ƒe ame ɣaɣla le gbɔgbɔ
fatu. si nɔa anyi kpoo la. ƒe nɔnɔ-
me magblẽmagblẽ me. si xɔ asi
sesẽ le Mawu ƒe ŋku me.[f] 5 Ela-
bena nenema ke nyɔnu kɔkɔewo
hã. amesiwo kpɔ mɔ na Mawu la.
wɔ leke na wo ɖokui tsã. eye wo-
bɔbɔ wo ɖokui na woa ŋutɔwo
srɔ̃wo.[h] 6 abe alesi Sara ɖoa to
Abraham. [i]eye wòyɔnɛ be aƒetɔ
la ene. amesi vinyɔnuviwo miezu
azɔ. ne miewɔa nu nyui. eye mie-
vɔ̃a ŋɔdzidodoa ɖeke o.
7 Nenema ke. [n]mi ŋutsuwo la.
minɔ anyi kple nyɔnuwo le nunya
me. esi wonye gbɔdzɔgbɔdzɔtɔ-
wo wu la ŋuti. eye mitsɔ bubu
na wo; elabena woawo hã wonye
agbe ƒe amenuveve hadomenyi-
lawo. bene miagaxe mɔ na miaƒe
gbedododaɖawo o.

Le lolɔ̃ kple ɖomefafa ŋuti.

8 Mlɔeba la mi katã misusu nu
ɖeka. ame nu nawɔ nublanui na
mi; milɔ̃ mia nɔewo abe nɔviwo
ene; miaƒe ɖome natrɔ ɖe ame
ŋu; mibɔbɔ mia ɖokui.[s] 9 Miga-
ɖo vɔ̃ vɔ̃ teƒe alo dzudzu dzudzu
teƒe o; ke esia teƒe la miyra boŋ;
elabena esia ta woyɔ mi vɛ ɖo.
be mianyi yayra ƒe dome. 10
[t]Elabena amesi le didim be. yealɔ̃
agbe. eye yeakpɔ ŋkeke nyuiwo
la. nekpɔ eƒe aɖe dzi ɖe vɔ̃ ŋu
kple eƒe nuyiwo dzi. bene woa-
gagblɔ alakpanya o; 11 nete ɖa
le vɔ̃ ŋu. eye wòawɔ nu nyui;
nedi ŋutifafa. eye wòati eyome.[v]
12 Elabena Yehowa ƒe ŋkuwo le
ame dzɔdzɔewo ŋu. eye eƒe towo
le woƒe kukuɖeɖe ŋu; ke Yehowa
klẽa ŋku ɖe amesiwo wɔa vɔ̃ la.
13 Eye ameka awɔ vɔ̃ ɖe mia
ŋu. ne mienye veviedolawo le nu
nyui me mahã?[a] 14 Ke [b]ne mie-
kpe fu le nu dzɔdzɔe ŋuti hã la.
woayra mi. Ke migavɔ̃ woƒe vɔ-
vɔ̃ o. eye ŋɔ hã nagadzi mi o;
15 ke boŋ mikɔ Aƒetɔ Kristo la
ŋu le miaƒe dziwo me. eye misu
te ɖaasi. bene miana ŋuɖoɖo
amesiame. si abia nyaa ɖe mi le
mɔkpɔkpɔ. si le mia me la ŋuti;
gake miwɔe kple ɖomefafa kpa-
kple vɔvɔ.[a] 16 esi dzitsinya nyui
le mia si. bene nusi me wogblɔ
nya vɔ̃ ɖe mia ŋuti le abe vɔ̃wɔ-
lawo ene la. woaɖo ŋukpe amesi-
wo do vlo miaƒe agbenɔnɔ ńyui.
si le Kristo me la.[e] 17 Elabena ne
enye Mawu ƒe lɔlɔ̃nu la. fukpe-
kpe le nu nyui wɔwɔ ŋuti enyo
wu fukpekpe le vɔ̃wɔwɔ ŋuti.[g]

Le Kristo ƒe tsiẽƒeyiyi kple mawutsidedeta ŋuti.

18 Elabena Kristo hã kpe fu le
nuvɔ̃wo ŋuti zi ɖeka. ame dzɔdzɔe
ɖe ame madzɔmadzɔ teƒe. bene
wòakplɔ mí ayi Mawu gbɔ; esime
wowui le ŋutilã gome. ke wogbɔ
agbee le gbɔgbɔ gome;[k] 19 esime
hã wòtɔ edzi heyi. eye wògblɔ
nya [l]fia gbɔgbɔwo le gaxɔ me.
20 amesiwo sẽ to tsã. esime Mawu
ƒe dzigbɔgbɔ blewu la lala le Noa
ƒe ŋkekeawo me. esime wòle aɖa-
kaʋu dzram ɖo. si me woɖe ame
ʋee. siwo le luʋɔ enyi la le hetso
tsi me.[o] 21 nusi nye kpɔɖeŋu [p]na
mawutsidedetaname. si ɖe miawo
hã azɔ. si menye ŋutilãɖiƒoƒo ɖe-
ɖeɖa o. ke boŋ dzitsinya nyui ƒe
adzɔgbeɖeɖe na Mawu heto Ye-
su Kristo ƒe tsitretsitsi me. 22
[r]amesi yi ɖe dziƒo. eye wòle Ma-
wu ƒe nuɖusi me. eye mawudɔ-
lawo kple dziɖuɖuwo kpakple ŋu-
sẽwo bɔbɔ wo ɖokui nɛ.

Ele na kristotɔwo be, woakafu Mawu le fukpekpe me hã.

4 Azɔ esi Kristo kpe fu ɖe mía
ta le ŋutilã me ŋuti la. miawo
hã mikpla tamesusu ma ke abe
aʋawɔnuwo ene; elabena amesi
kpe fu le ŋutilã me la. edzudzɔ
nuvɔ̃wɔwɔ.[u] 2 bena miaganɔ agbe
na amewo ƒe nudzodzrowo le ɣe-
yiɣi. si susɔ be. mianɔ agbe le
ŋutilã me la me o. ke boŋ hena
Mawu ƒe lɔlɔ̃nu.[y] 3 Elabena agbe
ƒe ɣeyiɣi. si va yi la.[z] sɔ gbɔ
be. miewɔ trɔ̃subɔlawo ƒe lɔlɔ̃nu.
eye miezɔ le hadzedzewo. nudzo-
dzrowo. ahatsunonowo. nutsuɖu-
ɖuwo. aglotutuwo kple trɔ̃subɔ-
subɔ ŋunyɔtɔ la me; 4 esia wɔ
yaa na wo bena. miefu du kpli
wo yi ɖe nu vlo wɔwɔ ma ke ƒe
ba me o. eye wole busunyawo

a 1, 3; Kol. 4, 6.
b 1, 17; 2, 12. 15.
d Tim. I. 2, 9; Yes. 3, 18–24.
e 2, 12; Dɔ. 24, 16.
f Ef. 3, 16.
g 2, 20; 4, 14.
h Mo. I. 3, 16.
i Mo. I. 18, 12.
k 4, 1; Ro. 5, 6; 6, 10.
l 1, 3; 4, 6; Ef. 4, 9.
n Ef. 5, 25; Kor. I. 7, 3. 5.
o Mat. 24, 37; Pet. II. 2, 5; 3, 5; Mo. I. 7, 13.
p Ef. 5, 26; Heb. 10, 22.
r Ef. 1, 20.
s Fil. 3, 16; Kol. 3, 12.
t Ps. 34, 13. 14 v. 17; Yak. 1, 19; Lod. 21, 23.
u 2, 21. 24; 3, 18; Heb. 12, 10. 11.
v Tes. I. 5, 15; Heb. 12, 14; Tim. I. 6, 11.
y Kor. II. 5, 15.
z Ef. 4, 17; Ti. 3, 3; Ro. 1, 28.
a Ro. 8, 28.
b 2, 20; 4, 14; Yes. 8, 12. 13; 51, 7.

gblɔm le mia ŋuti;[a] 5 amesiawo
abu akɔnta na [d]amesi su te, bena
yeadrɔ̃ ʋɔnu ame gbagbewo kple
ame kukuwo la. 6 Elabena esia
ta wogblɔ nyanyuie la fia [f]ame
kukuwo hã ɖo bena, ne woadrɔ̃
ʋɔnu wo le amewo gome le ŋu-
tilã me hã la, le Mawu gome la
woanɔ agbe le gbɔgbɔ me.
7 Ke nuwo katã ƒe nuwuwu ɖo
vɔ. Eyaŋuti miɖu mia ɖokui dzi,
eye minɔ mo xexi hena gbedo-
doɖa.[h] 8 Ke vevietɔ la mitsɔ lɔlɔ̃
lɔ̃ mia nɔewo vevie; [i]elabena lɔlɔ̃
tsyɔa nuvɔ̃wo ƒe agbɔsɔsɔ dzi.
9 Milɔ̃ amedzrowɔwɔ na mia nɔe-
wo, eye liʋiliʋilili naganɔ me o.[l]
10 Misubɔ mia nɔewo le alesi
amesiame xɔ amenuvevenunana
la nu, abe Mawu ƒe amenuveve
bubu ƒomevi geɖewo ƒe xɔnuvi
nyuiwo ene.[o] 11 Ne amea ɖe le
nya gblɔm la, negblɔe abe ma-
wunya ene; ne amea ɖe le subɔ-
subɔm la, netsɔ ŋusẽ, si Mawu
tsɔ kee la subɔ, bene woakafu
Mawu le nuwo katã me to Yesu
Kristo dzi, amesi tɔ lanye ŋuti-
kɔkɔe kple ŋusẽ tso mavɔ me yi
ɖe mavɔ me! Amen.[s]
12 Lɔlɔ̃tɔwo, migana fiafiã ƒe
tetekpɔ, si va mia dzi hena mia
dodokpɔ la, nawɔ yaa ɖe mi, abe
nyaa ɖe ƒomevie va dzɔ ɖe mia
dzi ene o; 13 ke boŋ zi geɖe
[v]alesi miekpɔ gome le Kristo ƒe
fukpekpewo me la, zi geɖe ma
ke mikpɔ dzidzɔ bena, le eƒe ŋu-
tikɔkɔe ƒe ɖeɖefia me hã la mia-
kpɔ dzidzɔ, eye miatso aseye. 14
[z]Ne wodzu mi le Kristo ƒe ŋkɔ
ta la, woayra mi; elabena ŋuti-
kɔkɔe kple Mawu ƒe Gbɔgbɔ la
va dzudzɔ ɖe mia dzi; ame mawo
gbɔ la wogblɔ busunya ɖe eŋuti,
ke mia gbɔ la wokɔ eŋuti. 15
Ke mia dome amea ɖeke nagakpe
fu abe hlɔ̃dola alo fiafitɔ alo vɔ̃-
wɔla alo abe amesi doa gaglãsu
ɖe ame bubuwo ƒe nya me la ene
o;[d] 16 ke ne amea ɖe kpe fu abe
kristotɔ ene la, megakpe ŋu ne
o, ke nekafu Mawu le nya sia me
boŋ.[f] 17 Elabena azãgbe la ɖo
vɔ, bena ʋɔnudɔdrɔ̃ la nadze gɔ-
me tso Mawu ƒe aƒe me; ke ne
wodze egɔme tso mia dzi la, eke-
ma nuka lanye nuwuwu na ame-
siwo meɖo to Mawu ƒe nyanyuie
la o mahã?[b] 18 Eye nenye bebli
hafi woaxɔ ame dzɔdzɔe la, afika
ame mavɔ̃mawu kple nuvɔ̃wɔla
lado ɖo mahã?[e] 19 Eyata amesi-
wo kpea fu le Mawu ƒe lɔlɔ̃nu nu
la, natsɔ woƒe luʋɔwo ade asi na
wɔla nuteƒewɔla la le dɔ nyui
wɔwɔ me.[g]

Hamemegãwo ƒe dɔ.

5. Hamemegã, siwo le mia dome
la, nye, amesi nye mia ha-ha-
memegã kple Kristo ƒe fukpekpe-
wo ɖaseɖila kple ŋutikɔkɔe, si
wole ɖeɖe ge ɖe go la hã gome-
kpɔla la, mele nu xlɔ̃m mi be:[k]
2 Minyi Mawu ƒe alẽha, si le mia
dome, eye mikpɔ edzi; menye le
dzizizi ta o, ke boŋ kple lɔlɔ̃nu
faa le Mawu nu; menye le viɖe
ƒoɖi ta o, ke boŋ kple dzi faa;[n]
3 menye abe amesiwo ɖu aƒetɔ
ɖe ha me, si wode asi na wo la,
dzi ene o, ke boŋ abe amesiwo
nye kpɔɖeŋu na hame la ene,[p]
4 ekema ne alẽkplɔla gã la lado
la, miaxɔ ŋutikɔkɔe ƒe fiakuku
magblẽmagblẽ la.[r]

Le ɖokuibɔbɔ, dziɖoɖo ɖe Mawu ŋu kple ŋudzɔnɔnɔ ŋuti.

5 Nenema ke, mi ɖekakpuiwo,
mibɔbɔ mia ɖokui ɖe ame tsitsi-
wo te; [t]ke mi katã mibɔbɔ mia
ɖokui ɖe mia nɔewo te, eye mitsɔ
ɖokuibɔbɔɖeanyi hetsyɔ;[u] elabena
Mawu tsia tre ɖe dadalawo ŋuti,
ke evea ɖokuibɔbɔlawo nu. 6 Azɔ
la mibɔbɔ mia ɖokui ɖe Mawu ƒe
asi sesẽ la te, bene wòakɔ mi ɖe
dzi le ɣeyiɣi, si woɖo ɖi la dzi.[y]
7 Mitsɔ miaƒe dzimaɖiwo katã da
ɖe eyama dzi; elabena eyama léa
be na mi.[a] 8 Minɔ mo xexi, minɔ
ŋudzɔ; elabena miaƒe adikãtɔ,
Abosam, le tsatsam abe dzata, si
le gbe ɖem hele ame dim, be
yeavuvu ami ene;[b] 9 minɔ tsitre
sesĩe ɖe eyama ŋuti le xɔse me,
esi mienyae bena, fukpekpe ma-
wo ke va mia nɔvi, siwo le xe-
xeame la dzi.[e]

Yayradiname-nyawo.

10 Ke amenuveve katã ƒe Ma-
wu, amesi yɔ mi va eƒe ŋutikɔ-
kɔe mavɔ la gbɔ le Kristo Yesu
me la, ŋutɔ awɔ mi amesiwo kpe
fu via ɖe ko la blibo, ado ŋusẽ
mi, ali ke mi, eye wòaɖo mia gɔ-
me anyi.[g] 11 Eya tɔ lanye ŋuti-

a [illegible]
b Ezra 9. 6.
d Tim. II. 4. 1: Dɔ. 10. 42.
e Lu. 22, 31: Lod. 11, 31.
f 3, 19.
g Yak. 1. 12: 5. 13: Lu. 23, 46.
h Yak. 5, 8: Yoh. I. 2. 18: Pet. II. 3. 10.
i Kol. 3. 14: Heb. 13. 1: Yak. 5. 20.
k 4. 13: Ti. 1. 5: Tim. I. 5. 17: Yoh. 15, 27: Ro. 8. 17.
l Heb. 13. 2: Fil. 2. 14.
n Dɔ. 20. 28: Ti. 1. 7. 11.
o Ro. 12. 6.
p Kor. II. 1. 24: Lu. 22, 26: Tes. II. 3, 9.
r Yak. 1. 12: Kor. I. 9. 25.
s Kor. II. 2. 17: Kol. 3. 17.
t Ef. 5. 21: Fil. 2, 3: Yak. 4. 6: 7, 10.
u Lod. 3. 34.
v 1. 6: 5. 1: Yak. 1, 2: Kor. II. 1. 7: Ro. 8. 17.
y Yak. 22. 29.
z 3. 14: Mat. 5. 10.
a Mat. 6. 25: Heb. 13. 5: Ps. 37. 5.
b Lu. 22. 31: Hl. 1, 7.
d 2, 20.
e Yak. 4. 7: Ef. 6. 12: Fil. 1. 30.
f Dɔ. 5. 41: Yoh. 21, 19.
g 1. 6: Tes. I. 2. 12: Heb. 13. 21.

kɔkɔe kple ŋusẽ tso mavɔ me yi
ɖe mavɔ me! Amen.

Gbedoname kpe nuwunyawo.

12 Meŋlɔ nya kpui sia ɖo ɖe
mi to Silvano. amesi mebu nɔvi
nutefewɔla la. si me hɔle nu xlɔ̃m
mi. eye mele ɖase ɖim bena. esiae
nye Mawu fe amenuveve vavãtɔ.
Minɔ tsitre sesie ɖe eme.[a] 13 Ha-
me. si wotia kpakpli mi le Babi-
lon kple vinye [b]Marko ɖuɖɔ mi
fã. 14 Mitsɔ lɔlɔ̃nugbugbɔ ɖuɖɔ
mia nɔewo nam fã.
Ŋutifafa nanɔ anyi kpli mi ame-
siwo katã le Kristo Yesu me![d]

a Kor. II. 1. 19: Tes. I. 1. 1: Tes. II. 1. 1: Dɔ. 17, 4; Ro. 5. 2.
b Dɔ. 12. 12.
d Ro. 16, 16.

---

# PETRO FE AGBALẼ EVELIA.

Apostolo. si le dzodzom la, fe nuxɔxlɔ̃ le
veviedodo le kristotɔnyenye me ŋuti.

1. Simon Petro. Yesu Kristo fe
dɔla kple apostolo. ŋlɔ ɖo ɖe
amesiwo kpɔ xɔse xɔasi ma ke
kpli mí le mía Mawu kple mía
xɔla Yesu Kristo fe dzɔdzɔenye-
nye la me:[f] 2 Amenuveve kple
ŋutifafa nasɔ gbɔ ɖe dzi na mi
le sidzedze Mawu kple Yesu. mía
Afetɔ. la me.[h]
3 Esi efe Mawu me ŋusẽ tsɔ
nusiwo katã nyo hena agbe kple
mawusosroɖa la. ke mí to sidze-
dze [i]amesi tsɔ eya ŋutɔ fe ŋuti-
kɔkɔe kple ŋusẽ yɔ mí la me:
4 nusiawo me wòtɔ tsɔ ŋugbe-
dodo xɔasi gãtɔwo ke mí. bene
míato esiawo me azu Mawu fe
dzɔdzɔme gomekpɔlawo. ne míesi
tso nudzodzrowo fe gbegblẽ. si le
xexe sia me la gbɔ:[n] 5 Eye esia
ŋuti ke mitsɔ veviedodo katã kpe
ɖe eŋuti. eye miɖe amewɔwɔ fia
le miafe [o]xɔse me. eye le ame-
wɔwɔ me la sidzedze. 6 eye le
sidzedze me la ɖokuidziɖuɖu. eye
le ɖokuidziɖuɖu me la dzidodo.
eye le dzidodo me la mawusosro-
ɖa.[r] 7 eye le mawusosroɖa me la
nɔvilɔlɔ̃. eye le nɔvilɔlɔ̃ me la
lɔlɔ̃ na amewo katã.[t] 8 Elabena
ne nusiawo le mia me. eye wole
agbɔ sɔm ɖe dzi la. mana mianye
kuviatɔwo kple ame matsekuwo
le sidzedze mía Afetɔ Yesu Kri-
sto la me o.[u] 9 Elabena amesi si
nusiawo mele o la. enye [v]ŋkua-
gbãtɔ. eye mekpɔa didifenu o. eye
wòŋlɔ efe tsã nuvɔ̃wo kɔklɔɖa
la be. 10 Eyata. nɔviwo. mido
vevie wu tsãtɔ. bena miali ke mia
yɔyɔ kple tiatia la sesie: elabena
ne miewɔ nusiawo la. miaɖa vo
akpɔ o.[a] 11 Elabena le ale mɔ
sia dzi woana gege ɖe mía Afetɔ
kple xɔla Yesu Kristo fe fiaɖufe
mavɔ la me mi wòasɔ gbɔ fũ.[e]

Le Kristo fe ŋutikɔkɔe kple nyagblɔdi. si li ke
sesie la ŋuti.

12 Eyaŋuti nyemadzudzɔ ŋku-
ɖoɖo nusiawo dzi na mi akpɔ o.
wònye mienyae. eye wona mieli
ke ɖe nyatefe. si li kpli mi la me
hafi.[g] 13 Ke mebui nusi dzɔ be.
ŋkeke alesi mele agbadɔ sia me
la. matsɔ ŋkuɖoɖonudzi na mi
anɔ mia nyɔmi. 14 Elabena me-
nyae bena. nye agbadɔ la ɖede-
ɖa la lilim. abe alesi mía Afetɔ
Yesu Kristo hã ɖee fiam la ene.[k]
15 Ke mado vevie. bena miate
ŋu aɖo ŋku nusiawo dzi gbesia-
gbe le nye dzodzo megbe.[l] 16
Elabena menye gli. siwo wokpa
kple aɖaŋu la. yome míedze. esi-
me míena mienya mía Afetɔ Yesu
Kristo fe ŋusẽ kple efe vava la
o: ke boŋ míenye efe gãnyenye.
si míekpɔ kple ŋku la. fe ɖase-
ɖilawo.[p] 17 Elabena exɔ bubu
kple ŋutikɔkɔe tso Mawu Fofo la
gbɔ. esime nenem gbe sia ɖi tso
ŋutikɔkɔe gã nyui la me va egbɔ
bena: [s]„Amesia nye Vinye. si
nyemelɔ̃a nu egbɔ o. si dzea ŋu-
nye!“ 18 Eye mía ŋutɔwo míese
gbe sia tso dzifo. esime míeli
kplii le to kɔkɔe la dzi. 19 Eye
nyagblɔɖi. si li ke sesie wu la.
le mía si. eye miewɔe nyuie bena.
miekpɔa edzi. abe akaɖi. si le ke-
klẽm le tsyɔtsyɔfe ene. halase
esime ŋu lake. eye ŋukeɣletivi
ladze le miafe dziwo me:[y] 20 eye
minya esia gbã bena. ŋɔŋlɔ la
me nyagblɔɖiwo katã metso ame
ŋutɔ fe gɔmefiafia gbɔ o:[z] 21 ela-
bena nyagbɔgblɔɖia ɖeke metso
ame fe lɔlɔ̃nu me kpɔ o. ke boŋ

c Heb. 10. 19: Mat. 7. 13.
f Dɔ. 15. 14; Ro. 1. 1. 12.
g 3. 1: Pet. I. 5. 12: Ro. 15. 14; Yu. 5.
h kp. 8: 2. 20: Yoh. 17. 3.
i Pet. I. 1. 15; 2. 9.
k Tim. II. 4. 6: Yoh. 13. 36: 21. 19.
l Heb. 13. 7.
n Yoh. I. 3. 2. 9.
o Heb. 4. 11: 6. 11.
p 2. 4: Lu. 1. 2: Yoh. I. 1. 1.
r Fil. 4. 8.
s Mat. 17. 1–8.
t Pet. I. 1. 22; Tes. I. 3. 12.
u kp. 2; Ti. 3. 14: Yoh. 15. 16.
v Yoh. I. 2, 9. 11.
y Yoh. 5. 39: Nyad. 22. 16: Ps. 119. 105.
z Yes. 34. 16.
a Heb. 3. 14.

Gbɔgbɔ kɔkɔe lae ɤã Mawu ƒe
ame kɔkɔewo, hafi wogblɔ nya ɖi.[a]

Nuxɔxlɔ̃ le aɤatsonufialawo ŋuti.

**2.** Ke aɤatsonyagblɔɖilawo va
tsi tre le dukɔ la dome, abe
alesi [b]aɤatsonufialawo lava mia-
wo hã mia dome ene, amesiwo
latsɔ gbegblẽ ƒe kɔmamãwo ava
tra ɖe eme dzaa, eye woagbe nu
le Afetɔ, si xe fe ɖe wo ta la
gbɔ, eye woahe gbegblẽ kpata-
kpata ava wo ɖokui dzi. 2 Eye
ame geɖewo adze woƒe hadzenu-
wɔwɔwo yome, amesiwo ta woa-
gblɔ busunya ɖe nyateƒemɔ la
ŋuti ɖo,[f] 3 eye le ŋukeklẽ me
woatsɔ nyakpakpawo adi viɖe le
mia ŋu, amesiwo ƒe fɔbubu mehe
ɖe megbe tso blema ke o, eye
woƒe gbegblẽ medɔa akɔlɔ̃e o. 4
Elabena ne Mawu mekpɔ mawu-
dɔla wɔnuvɔ̃wo ƒe nublanui o, ke
wòtsɔ viviti tsiɖitsiɖi ƒe kɔsɔkɔ-
sɔwo bla wo hetu asi wo xlã ɖe
dzomavɔɤe me, bena woadzra wo
ɖo hena ɤɔnudɔdrɔ̃;[i] 5 eye me-
kpɔ blema xexeme la ƒe nubla-
nui o, negbe Noa, dzɔdzɔenye-
nye ƒe gbeƒãɖela la, hekpe ɖe
ame adre bubuawo ŋu ko wòdzra
ɖo, esime wòhe tɔɖɔɖɔ va ame
mavɔ̃mawuuwo ƒe xexeme dzi;[k] 6
eye wòna Sodom kple Gomora ƒe
duwo zu afi, eye wòbu fɔ wo to
wo tɔtrɔtsyɔanyi me, eye wòtsɔ
wo ɖo kpɔɖeŋu na amesiwo ava
nɔ agbe le mawumavɔ̃mavɔ̃ me;[n]
7 eye wòɖe Lot dzɔdzɔetɔ, si ŋu
ame gblẽkuwo ƒe hadzedzegbe-
nɔnɔ sẽ ŋuta le la, tso me;[p] – 8
elabena esi ame dzɔdzɔe ma nɔ
wo dome, eye wòkpɔ, eye wòse
woƒe dɔwɔwɔ, siwo mele sea nu
o la, ewɔa fu eƒe luɤɔ dzɔdzɔe
la gbesiagbe;[s] – 9 ale Afetɔ la
nya alesi wòaɖe mawumemewo
atso tetekpɔwo me, eye wòadzra
ame madzɔmadzɔwo ɖo hena ɤɔ-
nudrɔ̃gbe, bene woatu fe vɔ̃ na
wo;[u] 10 ke vevietɔ amesiwo zɔna
le ŋutilã nu le makɔmakɔnyenye
ƒe nudzodzro la me, eye wodoa
vlo afetɔnyenye la. Ame mabu-
nuwo, ɖokuiŋudzelawo kple ame-
siwo medzona nyanyanya, ne wo-
gblɔ busunya ɖe ŋutikɔkɔewo
ŋuti la o,[y] 11 wònye mawudɔla-
wo nye gãtɔwo wu le ŋutete kple
ŋusẽ me hafi; gake womehe bu-
sufɔbubu vɛ ɖe wo ŋuti le Afetɔ
la ŋku me o.
12 Ke amesiawo le abe lã nya-
sã manɔsitɔ, siwo wodzi hena lelé
kple tsɔtsrɔ̃ le woƒe dzɔdzɔme
nu la ene: Wogblɔa busunya le
nya, siwo womenya kura o la me,
eye woatsrɔ̃ hã le woƒe gbegblẽ
la me,[d] 13 eye woaxɔ madzɔma-
dzɔnyenye ƒe fetu: Amesiwo bua
gbesiagbe ƒe aglotutu dzidzɔnui,
ɖiƒoƒo kple ŋukpe wonye, eye
wotsɔa nusiwo wokpɔ to woƒe
amebeble me la, ɖua nu tsui, eye
wotua aglo kpli mi;[e] 14 ŋku, siwo
yɔ taŋ kple ahasiwɔwɔ, eye nu-
vɔ̃wɔwɔ metea ŋu ɖia kɔ na wo
o la, li na wo; woblea luɤɔ,
siwo meli ke o la, vaa wo ɖo-
kui gbɔ; dzi, si ŋukeklẽ mã ŋu-
tɔ la, li na wo, eye fiƒodeviwo wo-
nye.[g] 15 Esime wogblẽ mɔ dzɔ-
dzɔe la ɖi la, wotre mɔ, eye wo-
dze [h]Bileam, Beor vi, amesi lɔ̃
madzɔmadzɔnyenye ƒe fetu la yo-
me; 16 ke ekpɔ mokaka le eƒe
dzidada la ŋuti: Dɔwɔlã maƒonu
la tsɔ ame ƒe gbe ƒo nu, eye wòxe
mɔ na nyagblɔɖila la ƒe lãnuwɔ-
wɔ. 17 Amesiwo nye tsivudo,
siwo me tsi mele o, kple alilikpo,
siwo ahom ƒona yina gbɔna, ame-
siwo wodzra viviti tsiɖitsiɖi la ɖo
ɖi na yi ɖe mavɔmavɔ me.[l] 18
Elabena esi wogblɔ yakanya lolo
gãwo la, wotsɔ ŋutilã ƒe nudzo-
dzrowo kple hadzedze vɔ̃wo ble
amesiwo si fifi laa tso mɔtrelawo
gbɔ.[o] 19 Eye wodo ablɔɖenye-
nye ŋugbe na wo, wònye woa ŋu-
tɔwo la gbegblẽ ƒe dɔlawo wonye
hafi; elabena amesi ɖu amea ɖe
dzi la,[r] eya ke wonɛ kluvi. 20
Elabena ne wosi le xexeame ƒe
makɔmakɔnyenye nu to sidzedze
Afetɔ kple xɔla Yesu Kristo me,
eye wona wogalé wo le nu mawo
ke me, eye wogaɖu wo dzi la,
[t]ekema woƒe anyinɔnɔ mamletɔ
zu vɔ̃ na wo wu tsãtɔ. 21 Elabe-
na ɖe womedze si dzɔdzɔenye-
nye ƒe mɔ o la, ne enyo na wo
wu esi wodze sii, eye gake wo-
gagbugbɔ tso sedede kɔkɔe, si
wode asi na wo la gbɔ.[v] 22 Eva
me na wo le nyateƒe lododo la
nu bena:[z] „Avũ gbugbɔ yi ɖe ye
ŋutɔ ƒe xeɖeɖe la gbɔ," eye „ha,

[a] Sam. II. 23, 2.
[b] Mat. 24, 4; Dɔ. 20, 29. 30; ta 2. 3 kpɔ Yu. 5–23; Fia. 1. 22, 6-25; Mo. V. 13; Yer. 28; Xez. 13.
[d] Ps. 49, 21.
[e] kp. 15.
[f] kp. 18; Mat. 24, 11; Tim. I. 6, 1; Ro. 2, 24.
[g] Mat. 5, 28; Tim. II. 3, 6.
[h] Nyad. 2, 14; Mo. IV. 22, 5. 7. 28; 31, 16.
[i] Nyad. 9, 1. 11; 20, 1.
[k] 3, 6; Pet. I. 3, 20; Heb. 11, 7.
[l] Lod. 25, 14.
[n] Mo. I. 19, 24.
[o] kp. 2, 10. 18; Yu. 16.
[p] Mo. I. 19, 29.
[r] kp. 12; Pet. I. 2, 16; Yoh. 8, 34.
[s] Ps. 119, 158.
[t] 1, 2; 3, 18; Mat. 12, 45.
[u] Kor. I. 10, 13.
[v] Heb. 6, 4; 10, 26.
[y] 1, 7; Ti. 3, 1. 20; Mo. II. 22, 28.
[z] Lod. 26, 11.

si wole tsi na la, le mimlim yina
ba me."

**Afetɔ la ƒe vava ƒe hehedemegbe ƒe nyateƒe-nyenye kple xexeame ƒe nuwuwu.**

**3.** Lɔlɔ̃tɔwo, esia nye agbalẽ eve-
lia xoxo, si meŋlɔ ɖe mi, eye
metsɔ ŋkuɖoɖonudzi nyɔ miaƒe
tamesusu, si me kɔ la le wo me,[b]
2 bene miaɖo ŋku nya, siwo nya-
gblɔɖila kɔkɔeawo gblɔ ɖi tsã la,
kple Afetɔ kple xɔla ƒe se, si
wòde to miaƒe apostolowo dzi la
dzi. 3 Minya esia gbã bena, le
ŋkeke mamleawo dzi la fewuɖu-
lawo lava kple fewuɖuɖu, amesiwo
zɔna le woawo ŋutɔwo ƒe nudzo-
dzrowo nu,[f] 4 eye woagblɔ bena:
Afika eƒe vava la ƒe ŋugbedodo
la le? Elabena tso esime fofoa-
wo dɔ alɔ̃ la, nuwo katã nɔ anyi
nenema tso nuwɔwɔ ƒe gɔmedze-
dze la me.[h] 5 Elabena [i]ɖe wo-
ɣlae ɖe wo, esi wole edim nene-
ma, bena dziƒowo li tso blema ke,
eye anyigba hã li hedo tso tsi
me, eye wòto tsi me le Mawu ƒe
nya nu; 6 nusiawo na tsiɖɔɖɔ yɔ
xexe kema me, eye wòtsrɔ̃.[n] 7 Ke
wotsɔ nya ma ke dzra fifi dziƒo
kple anyigba la ɖo, eye woda wo
ɖi na dzo, vaseɖe ame mavɔ̃ma-
wuwo ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ kple gbegblẽ
ƒe ŋkeke la dzi.[o] 8 Ke, lɔlɔ̃tɔwo,
nu ɖeka sia nagano ɣaɣla ɖe mi
o bena, le Mawu gbɔ la ŋkeke
ɖeka le abe ƒe akpe ɖeka ene,
eye ƒe akpe ɖeka hã abe ŋkeke
ɖeka ene.[p] 9 Menye ɖe [r]Afetɔ la
le wɔwɔm blewu le eƒe ŋugbe-
dodowo dziwɔwɔ me, abe alesi
amea ɖewo buna blewuuwɔwɔ la
ene o; hafi egbɔ dzi ɖi blewu na
mi, esi melɔ̃ bena, amea ɖeke na-
tsrɔ̃ o, ke boŋ bena amewo katã
natrɔ va dzimetɔtrɔ gbɔ la ŋuti.
10 Ke [t]Afetɔ la ƒe ŋkeke le va-
va ge abe fiafitɔ ene, le esime
[a]dziƒowo ava yi kple gbeɖeɖe; ke
gɔmedzenuwo labi, eye woalólo
le dzo me, eye anyigba kple eme
dɔwɔwɔwo lafiã keŋ.

**Alesi kristotɔwo nadzra wo ɖokui ɖo na Kristo ƒe vava evelia.**

11 Azɔ esi woalólo nusiawo ka-
tã la, ameka ƒomeviwo wòle na
mi be, mianye le anyinɔnɔ kɔkɔe
kple mawusosroɖa me,[d] 12 eye
mialala, eye miadi Mawu ƒe ŋke-
ke la ƒe vava vevie, le esime woa-
lólo dziƒo le dzo me, eye gɔme-
dzenuwo hã lalólo le dzoxɔxɔ gã
me mahã?[e] 13 Ke miele dziƒo
yeye kple anyigba yeye, siwo me
dzɔdzɔenyenye anɔ la, lalam le
eƒe ŋugbedodo la nu.[g]
14 Eyata, lɔlɔ̃tɔwo, esi miele
nusiawo lalam ŋuti la, mido vevie,
bena woakpɔ mi le ŋutifafa me
ɖimaƒomaƒo kple mokaka manɔ-
ŋui le eƒe ŋku me,[k] 15 eye mibu
mía Afetɔ ƒe [l]dzigbɔgbɔ blewu
la bena, enye mia xɔxɔ, abe alesi
mía nɔvi lɔlɔ̃tɔ Paulo hã ŋlɔ ɖo
ɖe mi le eƒe nunya, si wonae la
nu ene, 16 abe alesi wòƒo nu le
nusiawo ŋuti le eƒe agbalẽwo ka-
tã me la ene, esiwo me nyaa ɖe-
wo ƒe gɔmesese nye dɔ la le,
nya, siwo ame masrɔ̃nuwo kple
ame malikewo trɔna, abe alesi
wowɔa ŋɔŋlɔ bubuawo hã hena
woa ŋutɔwo ƒe gbegblẽ la ene.

**Nuwunya.**

17 Azɔ la, mi lɔlɔ̃tɔwo, esi mie-
nya nusiawo ɖi ŋuti la, mikpɔ
mia ɖokui dzi nyuie, bene ame
gblẽkuwo ƒe beble nagahe mi
ayii o, eye miagadze anyi atsɔ
mia ŋutɔwo miaƒe kelili la me o.[s]
18 Ke boŋ mitsi le mía Afetɔ
kple xɔla Yesu Kristo ƒe amenu-
veve kple sidzedze la me. Eya
tɔ lanye ŋutikɔkɔe la tso azɔ yi-
ɖase mavɔmavɔ ƒe ŋkeke la dzi!
Amen.[u]

[a] Nyad. 29, 11; Ps. 102, 27; Yes. 34, 4.
[b] 1, 13; Pet. I. 5, 12.
[d] Lu. 21, 36.
[e] Fil. 3, 20.
[f] 2, 1; Tim. I. 4, 1.
[g] Nyad. 21, 1. 27; Yes. 65, 17; 66, 22.
[h] 1, 16; Xez. 12, 22.
[i] Ps. 136, 6; Mo. I. 1, 2. 6. 9.
[k] 1, 10; Kor. I. 1, 8; Tes. I. 3, 13.
[l] kp. 9; Pet. I. 3, 20; Ro. 2, 4.
[n] 2, 5; Mat. 24, 37 v. 39; Mo. I. 7, 21.
[o] 2, 9.
[p] Ps. 90, 4.
[r] kp. 15; Heb. 10, 37; Pet. I. 3, 20; Tim. I. 2, 4; Mat. 18, 14; Xab. 2, 3; Xez. 33, 11; Sam. II. 14, 14.
[s] 1, 12; Mat. 24, 4; 25, 13.
[t] Tes. I. 5, 2; Tes. II. 1, 8.
[u] 1, 8; Pet. I. 5, 11.

# YOHANES ƑE AGBALẼ GBÃTƆ.

**Le agbe la ƒe nya kple hadede kple Mawu to ŋutikɔklɔ tso nuvɔ̃ me ŋuti.**

**1.** Nusi li [v]tso gɔmedzedzea me,
nusi míese, nusi míekpɔ kple
míaƒe ŋkuwo, nusi míekpɔ kɔte,
eye míeƒo asii kpɔ, le agbenya
la ŋuti — 2 elabena agbe la ɖo,
eye míekpɔe, eye míeɖia ɖase le
eŋuti, eye míeɖea gbe ƒã agbe
mavɔ, si le Fofoa gbɔ, eye wòɖe
eɖokui ɖe go fia mí la fia mi[y] —
3 nusi míekpɔ, eye míese la, mie-

[v] 2, 13; Yoh. 1, 1. 14; Lu. 24, 39.
[y] Yoh. 1, 4; Yoh. I. 5, 11. 20.

ɖea gbe ƒãe na miawo hã. bene
miawo hã miado ƒome kpakpli mí.
eye míaƒe ƒomedodo la li kple Fo-
fo la kpakple Via Yesu Kristo.[b]
4 Eye míeŋlɔ nusiawo ɖo ɖe mi.
bene miaƒe dzidzɔ nayɔ fũ.[d]
5 Eye gbedasi. si míese tso egbɔ.
eye míeɖea gbe ƒã na mi la. enye
esi bena. Mawu enye kekeli. eye
vivitia ɖeke mele eme o.[g] 6 Ne
míegblɔ bena. míedo ƒome kpa-
kplii. eye gake míegale viviti me
zɔm la. ekema aʋatso kam míele.
eye menye nyateƒe dzi wɔm míele
o;[i] 7 ke ne míele kekeli me zɔm.
abe alesi eya ŋutɔ le kekeli me
ene la. ekema míedo ƒome kple
mía nɔewo. [l]eye Via Yesu Kristo
ƒe ʋu la klɔa nuvɔ̃ katã ɖa le
mía ŋuti. 8 Ne míegblɔ bena.
nuvɔ̃ mele mía ŋu o la. ekema
mía ŋutɔ mía ɖokui blem míele.
eye nyateƒe mele mía me o.[o] 9 Ne
míeʋu [p]míaƒe nuvɔ̃wo me la. eke-
ma nuteƒewɔla kple dzɔdzɔetɔ
wònye. bene wòatsɔ míaƒe nuvɔ̃-
wo ake mí. eye wòaklɔ madzɔ-
madzɔnyenye katã ɖa le mía ŋuti.
10 Ne míegblɔ bena. míewɔa nu-
vɔ̃ o la. ekema míedo eyama aʋa-
tsokalae, eye eƒe nya la mele mía
me o.[s]

**Hababo kple Mawuvi la. Kristoto vavã léa Mawu ƒe seawo me ɖe asi.**

**2** Vinyewo. meŋlɔ nusiawo ɖo
ɖe mi. bene miagawɔ nuvɔ̃ o.
Eye ne amea ɖe wɔ nuvɔ̃ la. [u]nya-
xɔɖakɔla le mía si le Fofoa gbɔ.
eyae nye Yesu Kristo, dzɔdzɔetɔ
la. 2 Eye eya kee nye avuléle
le míaƒe nuvɔ̃wo ŋuti: ke menye
le mía tɔ ŋuti ɖeɖeko o. ke boŋ
le xexe blibo la katã hã tɔ ŋuti.[y]
3 Ne míelé eƒe seawo me ɖe asi
la. eya míatsɔ adze sii bena, míe-
nyae.[a] 4 Amesi ke gblɔ bena. ye-
nyae. eye gake melé eƒe seawo
me ɖe asi o la. aʋatsokala wò-
nye. eye nyateƒe mele eme o.[d]
5 Amesi ke lé eƒe nya la me ɖe
asi la, eya me Mawu ƒe lɔlɔ̃ zu
blibo le vavã. Esia míatsɔ adze
sii bena. míele eyama me.[f] 6 Ame-
si ke gblɔ bena. yenɔa eme la.
ele ne be, wòazɔ abe alesi eya
ŋutɔ hã zɔe ene.[g]

**Yesu ƒe se vevitɔ ɖeka nye nɔvilɔlɔ̃.**

7 Lɔlɔ̃tɔwo. menye se yeye me-
ŋlɔ ɖo ɖe mi o. ke boŋ se xoxo.
si le mía si tso gɔmedzedzea me
la koe: Se xoxoa enye nya. si
miese la.[a] 8 Se yeye maganlɔ aɖo
ɖe mi. esi nye nyateƒe le eya me
kple miawo hã mia me: elabena
[e]viviti le dzodzom. eye kekeli va-
vã le keklẽm xoxo. 9 Amesi ke
gblɔ bena. yele kekelia me. eye
[f]wòléa fu nɔvia la. egale viviti
me kpakple egbe. 10 Amesi ke
lɔ̃a nɔvia la. eya nɔa kekeli la
me. eye nuɖianua ɖeke mele eme
o.[h] 11 Ke amesi ke léa fu nɔvia la.
eya le viviti me. eye wòzɔa viviti
me. eye menya afisi yim wòle o:
elabena viviti la gbã eƒe ŋkuwo.[k]

**Mísi le xexeame nu.**

12 Viwo. mele eŋlɔm ɖo ɖe mi:
elabena wotsɔ nuvɔ̃wo ke mí le
eƒe ŋkɔ ta.[n] 13 Fofowo. mele eŋlɔm
ɖo ɖe mi: elabena mienya amesi
li tso gɔmedzedzea me. Ðeka-
kpuiwo, mele eŋlɔm ɖo ɖe mi:
elabena mieɖu vɔ̃ɖitɔ la dzi. Ðe-
viwo. meŋlɔ ɖo ɖe mi: elabena
mienya Fofo la.[r] 14 Fofowo. me-
ŋlɔ ɖo ɖe mi: elabena mienya
amesi li tso gɔmedzedzea me.
Ðekakpuiwo. meŋlɔ ɖo ɖe mi: ela-
bena miesesẽ. eye Mawu ƒe nya
la nɔa mia me. eye mieɖu vɔ̃ɖitɔ
la dzi. 15 Migalɔ̃ xexeame kple
nusiwo le eme o. Ne amea ɖe lɔ̃
xexeame la. Fofoa ƒe lɔlɔ̃ mele
eme o.[t] 16 Elabena nusianu. si
le xexeame: ŋutilã ƒe nudzodzro
kple ŋkuwo ƒe ŋubiabiã kple agbe
ƒe adegbe ƒuƒlu ƒoƒo la. metso
Fofo la gbɔ o. ke boŋ xexeame
wotso.[v] 17 Eye xexeame va yina
kple eƒe nudzodzrowo; ke amesi
wɔa Mawu ƒe lɔlɔ̃nu la. nɔa anyi
yi ɖe mavɔmavɔ me.[z]

**Mimã ɖa tso Kristo ƒe futɔ la gbɔ.**

18 Viwo. ɣeyiɣi mamletɔe. eye
abe alesi miese be. [b]Kristo ƒe futɔ
la gbɔna ene la. nenema ke Kristo
ƒe futɔ geɖewo tsi tre azɔ: eya
me míedze sii le bena. ɣeyiɣi ma-
mletɔ lae. 19 [e]Mía dome wodo
tso: gake womenye mía dometɔ-
wo o: elabena ɖe wònye mía do-
metɔwo wonye la. anye ne woa-
nɔ mía gbɔ ɖaa: ke ɖe wodo. bene
woaɖe wo afia bena. menye wo
katãe nye mía dometɔwo o. 20
Eye kɔkɔetɔ la si ami na mi. eye
mienya nuwo katã.[h] 21 Nyeme-
ŋlɔ ɖo ɖe mi. abe ɖe mienya nya-

a kp. 24; 3, 11; Yoh. II. 5; Mat. 22, 39.
b kp. 7; 4, 14; Dɔ. 4, 20.
d Yoh. 15, 11; 16, 24; Yoh. II. 12.
e Yoh. 1, 9; 13, 34; Ro. 13, 12.
f 2, 15; 4, 20.
g Yak. 1, 17; Tim. I. 6, 16; Yoh. 8, 12; Dan. 2, 22.
h Kor. I. 13, 2.
i 2, 4. 9; Yoh. 3, 10.
k 3, 14; Yoh. 12, 35; Lod. 4, 19.
l 3, 5; Ef. 5, 8. 9; Nyad. 1, 5; Heb. 9, 14. 22.
n kp. 1; 3, 20; Dɔ. 4, 12.
o Fia. I. 8, 46; Lod. 20, 9; 28, 13.
p Ro. 3, 26; Tes. I. 5, 24; Dɔ. 15, 9; Ps. 32, 5; Sam. II. 12, 13.
r 1, 1; 5, 18.
s 5, 10; Ro. 3, 4. 10; Yoh. 5, 38.
t Pet. II. 1, 4; Tim. II. 4, 10; Yak. 4, 4; Mat. 6, 24.
u kp. 29; 3, 3. 7; Heb. 7, 25; Yoh. 16, 16.
v Lod. 27, 20.
y 4, 10; Yoh. 1, 29; Ro. 3, 25; Kor. II. 5, 19; Kol. 1, 20.
z Pet. I. 1, 24.
a 3, 6; Yoh. 11, 52; 15, 10. 12.
b kp. 22; Mat. 24, 4. 5; Yoh. II. 7; Pet. I. 4, 7.
d 1, 6; Yak. 3, 14; Mat. 7, 21.
e Dɔ. 20, 30.
f 4, 12. 17; 5, 3; Yoh. 12, 35; 14, 21. 23.
g 3, 3; Yoh. 13, 15; 15, 4.
h kp. 27; 3, 24; Kor. II. 1, 21.

tefe la ene o, ke boŋ le esi mie-
nyae, eye le esi aʋatsokakaa ɖe-
ke metsoa nyatefe me o la ŋuti.[b]
22 Amekae nye aʋatsokala, ne
menye amesi sẽ nu bena, Yesu
menye Kristo o lae oa? Amesi
ke gbe nu le Fofo la kple Vi la
gbɔ la, eyae nye Kristo fe futɔ
la.[e] 23 Amesiame, si sẽ nu le Vi
la ŋuti la, eya ke sie Fofo la hã
mele o: amesi ke ʋua Vi la me
la, eya ke sie Fofo la hã le.[g] 24
Miawo la mina [i]nusi miese tso gɔ-
medzedzea me la, nanɔ mia me.
Ne nusi miese tso gɔmedzedzea
me la, nɔ mia me la, ekema mia-
wo hã mianɔ Vi la kple Fofo la
me. 25 Eye ŋugbedodo, si eya ŋutɔ
do na mí la, eya nye agbe mavɔ la.[k]
26 Nya siawo meŋlɔ ɖo ɖe mi
le amesiwo le mia blem la ŋuti.[n]
27 Eye miawo la, amisisiname, si
miexɔ le egbɔ la, nɔa mia me,
eye mehiã mi be, amea ɖeke na-
fia nu mi o, ke boŋ abe alesi ami-
sisi ma ke fia nu mi le nuwo katã
ŋuti ene la, nenema ke hã wò-
nye nyatefe, eye menye aʋatso
o: eye abe alesi wofia mi ene la,
minɔ eme nenema ke.[r]

Nuxɔxlɔ̃ bena Kristo me nɔnɔ.

28 Eye azɔ, vinyewo, minɔ eya
me, bena ne eva do la. ne dzi naɖo[t]
mía fo, eye ŋu nagakpe mí le efe
ŋku me le efe vava la me o. 29
Ne mienyae bena, dzɔdzɔetɔ wò-
nye la, ekema midze sii be, [y]ame-
siame, si le nu dzɔdzɔe wɔm la,
egbɔ wodzi eya hã tso.

Nusi ŋu wodzea si mawuviwo lena: womewɔa nuvɔ̃ o. ke boŋ wolɔ̃a noviawo. eye wokpɔa dzidzɔ le Mawu ŋuti.

3 Mikpɔ lɔlɔ̃ gã, si Fomevi Fofo
la tsɔ ke mí la ɖa, bena woa-
yɔ mí be mawuviwo! Eyata xe-
xeame medze si mí o; [b]elabéna
medze si eyama hã o. 2 Lɔlɔ̃-
tɔwo, azɔ la míenye mawuviwo,
eye nusi ke míava trɔ zu la, me-
ɖo haɖe o; [e]ke míenyae bena. ne
eva do la, míaɖi eyama: elabena
míakpɔe alesi wòle. 3 Eye ame-
siame, si tsɔ efe mɔkpɔkpɔ sia
ɖo eyama dzi la, eya kɔ eɖokui
ŋuti, abe alesi eya hã ŋuti kɔ ene.[h]
4 Amesiame, si wɔa nuvɔ̃ la,
edaa se hã dzi, eye nuvɔ̃ enye
sedzimawɔmawɔ.[i] 5 Eye mienyae
bena, eyama ɖe eɖokui fia, bene

a 1.7: Pet. I. 2, 22. 24: Yoh. 8. 46: Kor. II. 5, 21: Heb. 4, 15.
b Pet. II. 1. 12: Ro. 15. 14.
d 2, 3: Yoh. III. 11.
e kp. 18: 4. 3.
f 2. 26. 29.
g 5. 12; Yoh. 5. 23: 15, 23: Yoh. II. 9.
h Yoh. 8. 44: Mo. I. 3. 4. 15.
i kp. 7: Tim. II. 3. 14.
k 5. 11: Tim. II. 1. 1.
l 5. 1. 18: Yoh. 1. 13: Yoh. III. 11.
n kp. 18.
o Yoh. 8. 44. 47.
p 2. 7: Yoh. 13. 34.
r 3. 24: Kor. I. 2. 15: Yoh. 14. 26: 1[illegible] 13: Yer. 31. 34: Lod. 20. 5.
s Mat. 23. 25: Yu. 11: Mo. I. 4. 8.
t 3. 21; 4. 17: Ef. 3. 12.
u Yoh. 15. 18: Mat. 5. 11.
v Yoh. 5. 24.
y kp. 1: 3. 2. 5. 7. 9.
z 2, 10.
a Mat. 5. 22: Mo. III. 19. 16. 17.
b 4, 10: Mat. 5. 9: Yoh. 1. 12; 11. 52: 15. 18: 16. 2.
d Yoh. 10. 11. 18: 15. 12. 13.
e Ro. 8, 18; Kol. 3. 4: Fil. 3. 21: Mat. 5. 8.
f 2. 15. 16: 4. 20: Yak. 2. 15: Mo. V. 15. 7.
g Ro. 12. 9. 13.
h kp. 7: 2. 1. 29: Heb. 12. 14.
: 5. 17.
k Yoh. 18, 37: Yoh. II. 2. 4.

yeatsɔ míafe nuvɔ̃wo ayii, eye nu-
vɔ̃a ɖeke mele eya me o.[a] 6 Ame-
siame, si nɔa eya me la, mewɔa
nuvɔ̃ o; amesiame, si wɔa nuvɔ̃
la, mekpɔ eyama o, eye medze
si eyama hã o.[d] 7 Viwo. migana
amea ɖeke naflu mi o: Amesi ke
le nu dzɔdzɔe wɔm la, ame dzɔ-
dzɔe wònye, abe alesi eya hã nye
dzɔdzɔetɔ la ene.[f] 8 Amesi ke le
nuvɔ̃ wɔm la, eya tso Abosam me;
elabena [h]Abosam wɔa nuvɔ̃ tso
keke gɔmedzedzea me ke. Esia
ŋuti Mawuvi la ɖe eɖokui fia, be-
ne yeagblẽ Abosam fe dɔwɔwɔwo.
9 Amesiame, si wodzi tso Ma-
wu me la, mewɔa nuvɔ̃ o; ela-
bena Mawu fe agbe nɔa eme,
[l]eye metea ŋu wɔa nuvɔ̃ o; ela-
bena Mawu me wodzii tso. 10 Esia
me mawuviwo kple abosamviwo
dze fã le. Amesiame, si mewɔa
nu dzɔdzɔe o, kple amesi ke me-
lɔ̃a nɔvia o la, metso Mawu me
o.[o] 11 Elabena esiae nye gbedasi,
si miese tso gɔmedzedzea me la,
bene míalɔ̃ mía nɔewo;[p] 12 me-
nye abe Kain, si tso vɔ̃ɖitɔ la me,
eye wòwu nɔvia la ene o. Eye
nukaŋuti wòwui ɖo? Elabena efe
dɔwɔwɔwo vɔ̃ɖi, eye nɔvia tɔwo
le dzɔdzɔe.[s]
13 Nɔvinyewo, ne xexemetɔwo
léa fu mi la, miafe mo megawɔ
yaa o.[u] 14 Míawo la míenyae be,
[v]míeto ku me heyi ɖe agbe la me;
elabena míelɔ̃a nɔviwo.[z] Amesi
ke melɔ̃a nɔvia o la, etsia ku me.
15 Amesiame, si léa fu nɔvia la,[a]
amewula wònye, eye mienya be-
na, amewula sia amewula me-
kpɔa agbe mavɔ wònɔa eme o.
16 Esia me míedze si lɔlɔ̃a le
bena, eyama tsɔ efe agbe ɖo anyi
ɖe mía ta; eye ele na míawo hã
bena, míatsɔ míafe agbe aɖo anyi
ɖe mía nɔviwo ta.[d] 17 Amesi ke
xexemenuwo le esi, eye wòkpɔ
nɔvia hiã tui, eye wòsẽ dzime ɖee
heku ŋɔe la, ekema aleke Mawu
fe lɔlɔ̃ la nɔa emee mahã?[f] 18
Viwo, migana míatsɔ nya kple
aɖe alɔ̃ amee o, ke boŋ míatsɔ
nuwɔwɔ kple nyatefe alɔ̃ amee.[g]
19 Eye esia me míadze sii le
bena, míetso nyatefe la me, eye
míana kakaɖedzi míafe dziwo le
efe ŋku me;[k] 20 elabena ne míafe
dzi bu fɔ mí hã la, Mawu enye

gã wu míafe dzi, eye wònya nu-
wo katã.[a] 21 Lɔlɔ̃tɔwo, ne míafe
dzi mebu fɔ mí o la, ekema dzi-
defo le mía si le Mawu fe ŋku
me,[d] 22 eye nusianu, si míebiae
la, míaxɔe atso esi me; elabena
míeléa efe seawo me ɖe asi, eye
míewɔa nusiwo dzea eŋu.[g] 23 Eye
esiae nye se la bena,[h] miaxɔ Via
Yesu Kristo fe ŋkɔ dzi ase, eye
míalɔ̃ mía nɔewo, abe alesi wòde
se na mí ene. 24 Eye amesi léa
efe seawo me ɖe asi la, enɔa eme,
eye eya hã nɔa eme. Eye esia
me míedze sii le be, enɔa mía me,
[k]le Gbɔgbɔ, si wòna mí la ta.

**Aʋatsonuŋlalawo dodokpɔ. Mawu kple havi lɔlɔ̃. Mawu enye lɔlɔ̃.**

4. Lɔlɔ̃tɔwo, migaxɔ gbɔgbɔ sia
gbɔgbɔ dzi se o,[o] ke mido
gbɔgbɔawo kpɔ; nenye ɖe wotso
Mawu gbɔ;[s] 3 eye gbɔgbɔ sia
gbloɖila geɖewo do go yi ɖe xe-
xeame. 2 Esia me míedze si Ma-
wu fe Gbɔgbɔ le: Gbɔgbɔ sia
gbɔgbɔ, si ʋua me bena, Yesu
Kristo va le ŋutilã me la, etso
Mawu gbɔ;[s] 3 eye gbɔgbɔ sia
gbɔgbɔ, si meʋua Yesu me o la,
metso Mawu gbɔ o; eye esia nye
Kristo fe futɔ' la fe gbɔgbɔ, si
ŋkɔ miese bena, egbɔna, eye azɔ
la ele xexeame xoxo.[t] 4 Viwo,
miawo la Mawu me mietso, eye
mieɖu wo dzi; elabena amesi le
mia me la, etri akɔ wu amesi le
xexeame.[v] 5 Woawo la xexeame
wotso, eyata wofoa xexeame fe
nu, eye xexeame ɖoa to wo.[y] 6
Míawo la Mawu me mietso, [z]eye
amesi dze si Mawu la, ɖoa to mí;
amesi metso Mawu me o la, me-
ɖoa to mi o. Esia me míedze si
nyatefegbɔgbɔ kple aʋatsogbɔ-
gbɔ le.
7 Lɔlɔ̃tɔwo, mina míalɔ̃ mía nɔe-
wo; elabena lɔlɔ̃ la tso Mawu me,
eye amesiame, si lɔ̃a ame la, Ma-
wu gbɔ wodzii tso, eye wòdze si
Mawu.[e] 8 Amesi ke melɔ̃a ame o
la, medze si Mawu o; elabena Ma-
wu enye lɔlɔ̃.[f] 9 Esia me woɖe
Mawu fe lɔlɔ̃ la ɖe go fia le le
mia me bena, Mawu dɔ efe Te-
nuvi ɖo ɖe xexeame, bena míanɔ
agbe to eyama me.[i] 10 Esia me
lɔlɔ̃ la le: Menye bena míawo
míelɔ̃ Mawu o, ke boŋ bena eya

lɔ̃ mí, eye wòdɔ Via ɖo ɖa, bena
wòanye [b]avuléle le mía nuvɔ̃wo
ta. 11 Lɔlɔ̃tɔwo, esi Mawu lɔ̃ mí
ale la, ele na míawo hã be, míalɔ̃
mía nɔewo.[e] 12 [f]Amea ɖeke me-
kpɔ Mawu ɣeaɖekeɣi kpɔ o; ne
míelɔ̃ mía nɔewo la, ekema Ma-
wu nɔa mía me, eye efe lɔlɔ̃ la
zua blibo le mía me. 13 Esia me
míedze sii le bena, míenɔa eya-
ma me, eye eya hã nɔa mía me;
elabena etsɔ efe Gbɔgbɔ la fe ɖe
na mí.[i]
14 Eye míawo míekpɔe, eye
míeɖia ɖase bena, Fofo la dɔ Via
ɖo ɖa, be wòanye xexeame xɔla.[l]
15 Amesi ke ʋua me bena, Yesu
ye nye Mawu Vi la, Mawu nɔa
eme, eye eya hã nɔa Mawu me.[n]
16 Eye míawo míedze si lɔlɔ̃, si
Mawu tsɔ lɔ̃a mí, eye míexɔ edzi
se.[p] Mawue nye lɔlɔ̃, eye amesi
nɔa lɔlɔ̃ la me la, eya nɔa Mawu
me, eye Mawu hã nɔa eya me.
17 Esia me lɔlɔ̃ la zu blibo le mía
gbɔ le,[r] bena dzidefo nanɔ mía
si le ʋɔnudrɔ̃gbe; elabena alesi
eyama le la, nenema ke míawo
hã míele le xexe sia me. 18 Vɔ-
vɔ̃a ɖeke mele lɔlɔ̃ me o, ke boŋ
lɔlɔ̃ blibo nyãa vɔvɔ̃ doa goe;
elabena fetu vɔ̃ le vɔvɔ̃ me; ke
amesi le vɔvɔ̃m la, mezua blibo
le lɔlɔ̃ me o.[u]
19 Minɛ míalɔ̃e, elabena etre
mí lɔlɔ̃! 20 Ne amea ɖe gblɔ be,
yelɔ̃a Mawu, eye wòléa fu nɔvia
la, aʋatsokala wònye; elabena
amesi melɔ̃ nɔvia, si kpɔm wòle
o la, aleke wòate ŋu alɔ̃ Mawu,
si kpɔm mele o mahã?[a] 21 Eye
míexɔ se sia tso egbɔ bena, amesi
ke lɔ̃a Mawu la, nelɔ̃ nɔvia hã.[b]

**Xɔse, si ɖu xexeame dzi.**

5. Amesiame, si xɔ se bena, Yesu
ye nye Kristo la, Mawu me
wodzii tso, eye amesiame, si lɔ̃a
amesi dzii la, elɔ̃a amesi ke wo-
dzi tso eyama me hã.[d] 2 Ne mie-
lɔ̃a Mawu, eye míeléa efe seawo
me ɖe asi la, esia me míedze sii
le bena, mielɔ̃a mawuviwo.[g] 3 Ela-
bena lɔlɔ̃ na Mawu enye si bena,
míalé efe seawo me ɖe asi, eye
efe seawo mesesẽ o.[h] 4 Elabena
nusianu, si wodzi tso Mawu me
la, ɖua xexeame dzi, eye dziɖu-
ɖu, si ɖu xexeame dzi la, eyae

a Yoh. 21. 17: Yes. 55. 7.
b kp. 19: 2, 2: 3. 25: Ro.5. 6-10: Kor. II. 5. 19.
d 2,28; 4.17; 5.14: Heb. 10. 19.
e Mat. 18, 33.
f 2,5: Yoh.1.18; Tim. I. 6. 16.
g Mat. 21. 22: Yoh. 9. 31.
h kp. 11: 4. 11: Mat. 22. 39: Yoh. 6, 29. 40.
i 3, 24; Yoh. 14. 17.
k 4.13; Yoh. 14. 23: 15.4: Ro. 8. 9: Kor.II.1.21.
l 1.1: Yoh.1.14: 4, 42; 15. 27.
n kp. 2: 5. 1. 5: Mat. 16. 16.
o 2.18: Tim.I.4, 1: Mat. 7, 15: Tes.I.5, 19-21: Yoh.II.7: Pet. II. 2. 1.
p kp. 8: Yoh. 6, [illegible]
r 2. 28: 3. 21.
s kp. 15: Yoh.1. 14: Tim. I. 3. 16: Fil. 2. 7.
t 2.22; Kor.I.12. 3: Yes. 12. 3: Tes. II. 2. 7.
u Ro. 8. 15.
v 5. 4: Yoh. 12, 31: Kron. II. 32, 7.
y Yoh. 15. 19.
z Yoh. 8. 47: 18. [illegible]
a 1. 6: 2, 4. 11: 3. 17.
b 3,23: 5.1: Mat. [illegible]
d 2. 23: 4. 15: Yoh.1.12: 8.42.
e 5. 1.
f kp. 16.
g 3. 19. 22—24.
h 2. 5: Yoh. 14. 15. 23: Yoh. II. 6.
i Yoh.1. 18: 2, 16: Ro. 5, 8.

nye míafe xɔse.[a] 5 Amekae nye
amesi ɖua [b]xexeame dzi, ne me-
nye amesi xɔnɛ sena bena, Yesu
ye nye Mawuvi la o mahã?

Gbɔgbɔ la ƒe ɖaseɖiɖi.

6 Esiae nye amesi va le tsi kple
ʋu me: Yesu Kristo, menye tsi
ɖeɖe me koe wòva le o, ke boŋ
[f]tsi kple ʋu mee wòva le. Eye
Gbɔgbɔ la enye amesi ɖia ɖase;
elabena Gbɔgbɔ la enye nyateƒe
la. 7 Elabena ame etɔ̃e li, ame-
siwo le ɖase ɖim le dziƒo: Fofo
la, Nya la kple Gbɔgbɔ kɔkɔe la,
eye ame etɔ̃ siawo le ɖeka.[h] 8 Eye
ame etɔ̃e li, amesiwo le ɖase ɖım
le anyigba dzi, woawoe nye: Gbɔ-
gbɔ la kple tsi la kpakple ʋu la,
eye ame etɔ̃ siawo le ɖeka.[k] 9 Ne
míexɔa amegbetɔwo ƒe ɖaseɖiɖi
la, ekema Mawu ƒe ɖaseɖiɖi la
lolo wu; elabena Mawu ƒe ɖa-
seɖiɖi enye esia bena, eɖi ɖase
le Via ŋuti.[o] 10 Amesi ke xɔa Ma-
wu ƒe Vi la dzi sena la, eya kpɔa
ɖaseɖiɖi sia le eɖokui me; amesi
ke mexɔa Mawu dzi sena o la,
eya do Mawu aʋatsokalae; ela-
bena mexɔ ɖase, si Mawu ɖi le
Via ŋuti la, dzi se o.[r] 11 Eye
ɖaseɖiɖi la enye si bena, Mawu
na agbe mavɔ mí, eye agbe sia
le Via me.[t] 12 Amesi si Vi la le
la, agbe le esi; eye amesi si Ma-
wu ƒe Vi la mele o la, agbe mele
esi o.[u]
13 Nusiawo meŋlɔ na mi ame-

[a] 2,14; 4,4; Yoh. 16, 33.
[b] 4, 15; Ro. 8, 37; Kor. I. 15, 57.
[d] Yoh. 3, 15; 20, 31.
[e] 3, 21; Yoh. 14, 13; 16, 26.
[f] Yoh. 1, 33; 6, 53; 15, 26; 19, 34.
[g] Yoh. 9, 31; 11, 42.
[h] Mat. 28, 19.
[i] Yak. 5, 15; Mat. 12, 31. 32.
[k] Dɔ. 10, 47.
[l] 3, 4.
[n] 3, 9; Tes. II. 3, 3.
[o] Yoh. 5, 33. 36; 8, 17. 18; Heb. 2, 4.
[p] Gal. 1, 4.
[r] 1, 10; Yoh. 3, 33; Ro. 8, 16.
[s] 1, 2; Kor. I. 2, 12. 16; Yoh. 5, 26; 17, 3; 20, 28; Nyad 3, 7; Ro. 8, 5.
[t] 2, 25; 4, 9; Yoh. 1, 4; 14, 6.
[u] Yoh. 3, 36; 5, 24.
[v] Kor. I. 10, 14. 20; Yoh. II. 9; Ef. 5, 5.

siwo xɔa Mawuvi la ƒe ŋkɔ dzı
sena la, bena miadze sii be, agbe
mavɔ le mia si.[d]

Kukuɖeɖe na Mawu ƒe ŋusẽ.

14 Eye dzideƒo, si le mía si le
egbɔ la, enye esi bena, ne míebia
nane le eƒe lɔlɔ̃nu la, aɖo to mí.[e]
15 Eye ne míenyae bena, eɖoa
to mí le nusianu, si ke míebia me
la, ekema míenyae bena, míexɔa
nusiwo míebia tso egbɔ la.[g]
16 Ne amea ɖe kpɔ nɔvia wɔ
nuvɔ̃, si mahe ame ayi ku me o
la, neɖe kuku, eye wòana agbe
amesiwo mewɔ nuvɔ̃, si ahe ame
ayi ku me o.[i] Nuvɔ̃a ɖe li, si ahe
ame ayi ku me; nyemegblɔ be,
woaɖe kuku ɖe eya ta o. 17 Ma-
dzɔmadzɔnyenye katã enye nuvɔ̃,
eye nuvɔ̃a ɖe li, si mahe ame ayi
ku mee o.[l]
18 [n]Míenyae bena, amesiame, si
wodzi tso Mawu me la, mewɔa
nuvɔ̃ o; ke amesi wodzi tso Ma-
wu me la, eya léa eɖokui nyuie,
eye vɔ̃ɖitɔ la mekaa asi eŋu o.
19 Míenyae bena, Mawu me míe-
tso, [p]eye xexeme blibo la katã le
vɔ̃ɖitɔ la me. 20 Ke míenyae be-
na, Mawu ƒe Vi la va, eye wòna
gɔmesese mí, [s]bene míanya nya-
teƒetɔ la; eye míele nyateƒetɔ la
me, le Via Yesu Kristo me. Esiae
nye Mawu vavã la kple agbe ma-
vɔ la. 21 Viwo, mikpɔ mia ɖo-
kui dzi nyuie le trɔ̃wo ŋuti![v]

---

# YOHANES ƑE AGBALẼ EVELIA.

---

Agbalẽ la xɔlawo.

1 [y]Hamemegã xoxo la ŋlɔ ɖo ɖe
aƒenɔ tiatia kple viawo, amesiwo
melɔ̃na le nyateƒe me; eye me-
nye nye ɖeɖekoe lɔ̃a wo o, ke
boŋ amesiwo katã dze si nyateƒe
la hãe, 2 le nyateƒe, si nɔa mía
me, eye wòanɔ anyi kpli mí ɖaa
la ŋuti: 3 Amenuveve kple nu-
blanuikpɔkpɔ kpakple ŋutifafa, si
tso Mawu Fofo la kple Yesu Kri-
sto, si nye Fofo la ƒe Vi la gbɔ
la, anɔ anyi kpli mi le nyateƒe
kple lɔlɔ̃ me![d]

Nuxɔxlɔ̃ bena, woanɔ nyateƒe me.

4 Dzi dzɔm ŋutɔ bena, mekpɔ

[y] Yoh. III. 1; Pet. I. 5, 13; Tim. I. 2, 4; 4, 3.
[z] Yoh. I. 1, 6; Yoh. III. 3.
[a] Yoh. I. 2, 7; 3, 11.
[b] Yoh. I. 5, 3.
[d] Tim. I. 1, 2; Tim. II. 1, 2; Ti. 1, 4.
[e] Yoh. I. 2, 18; 4, 1; Gal. 4, 11; Tes. I. 3, 5.

viwòwo dometɔa ɖewo le nyateƒe
la me zɔm, abe alesi miexɔ se tso
Fofo la gbɔ ene.[z] 5 Eye azɔ la
mele kuku ɖem na wò, aƒenɔ –
menye se yeye wònye meŋlɔ ɖo
ɖe wò o, ke boŋ esi le mía si tso
gɔmedzedzea me lae – bena míalɔ̃
mía nɔewo.[a] 6 Eye esiae nye lɔlɔ̃
la bene, míazɔ ɖe eƒe seawo nu.
Esia nye se la bena, míazɔ eme,
abe alesi miese tso gɔmedzedzea
me ene.[b] 7 Elabena ameblela ge-
ɖe, siwo meʋua me bena, Yesu
Kristo va le ŋutilã me o la, do
go yi ɖe xexeame. Esiae nye
ameblela kple Kristo ƒe futɔ la.[e]

8 Mikpɔ mia ɖokui dzi nyuie. be-
ne miagabu ɖɔ. siwo miewɔ la o.
ke boŋ fetu blibo nasu mia si.[b]
9 Amesiame. si da vo ɖe Kristo
ƒe nufiafia ŋu. eye menɔa eme o
la. Mawu mele esi o: eye amesi
nɔa Kristo ƒe nufiafia me la. Fofo
la kple Vi la le esi.[e] 10 Ne amea
ɖe va mia gbɔ. eye mehe nufia-
fia sia ɖe asi vɛ o la. migaxɔe ɖe
aƒea me o. eye migado ɖoaƒe hã
nɛ o: 11 elabena amesi do ɖoaƒe
nɛ la. ede ha kplii le eƒe ɖɔwɔ-
wɔ vɔ̃wo me.[a]
12 Nya gede gali be. maŋlɔ aɖo
ɖe mi: [d]gake nyemelɔ̃ be. matsɔ
agbalẽ kple agbalẽŋlɔtsi aŋlɔ wo
o. ke boŋ mele mɔ kpɔm be. ma-
va mia gbɔ. eye ne míeɖo go ŋku
me kple ŋku me la. míaƒo nu.
bene miaƒe dzidzɔ nazu blibo.
13 Nɔviwònyɔnu tiatia la ƒe viwo
ɖuɖɔ wò fã.[f]

[a] Tim. I. 5, 22.
[b] Kor. I. 15, 58; Yoh. 7, 18.
[d] Yoh. I. 1, 4; Yoh. III. 13. 14.
[e] Yoh. I. 1, 3; 2, 23; 5, 12.
[f] kp. 1.

# YOHANES ƑE AGBALẼ ETƆ̃LIA.

Agbalẽ la xɔla. Apostolo la kafu Gayo le nɔviawo xɔxɔ ŋuti.

1 Hamemegã xoxo la ŋlɔ ɖo ɖe
Gayo lɔlɔ̃tɔ. [g]si melɔ̃na le nya-
teƒe me.
2 Lɔlɔ̃tɔ. mele didim be. nuwo
katã nadze dzi na wò nyuie. eye
wò lãme nanɔ sesie. abe alesi wò
luʋɔ le nyuie la ene.[h] 3 Elabena
dzi dzɔm ŋutɔ. esime nɔviwo va
di ɖase le wò nyateƒetɔnyenye
ŋuti. [k]alesi nèzɔna le nyateƒe mee.
4 Nyemekpɔ dzidzɔ gã wu esia
be. mese bena. viyewo zɔna le
nyateƒe me o.[n]
5 Lɔlɔ̃tɔ. èwɔ nuteƒe le nusia-
nu. si nèwɔ na nɔvi. siwo nye
amedzrowo la me. 6 amesiwo va
ɖi ɖase le wò lɔlɔ̃ ŋuti le hame
la ƒe ŋku me. eye ne èɖo wo ɖa
alesi dze Mawu ŋu la. [p]ekema
èwɔe nyuie. 7 Elabena eƒe ŋkɔ
la ŋuti woɖo go yi ɖo. eye wo-
mexɔa naneke le trɔ̃subɔlawo si
o.[s] 8 Eyata ele na mí be. míaxɔ
nenem me siawo. bene míazu wo-
ƒe haɖɔwɔlawo na nyateƒe la.[t]

Apostolo la xlɔ̃ nu Gayo bena, megadze kpɔɖeŋu vɔ̃ yome o.

9 Meŋlɔ agbalẽ ɖo ɖe hame la;
gake Diotrefo. si le didim be. yea-
ɖo tɔ ɖe wo nu la. mexɔ mí o.
10 Eyata ne meva la. maɖo ŋku
eƒe ɖɔwɔwɔ. siwo wòwɔna kple
nya vɔ̃. siwo wònɔa gbɔgblɔm ɖe
mía ŋuti la dzi; eye nusiawo mesu
me nɛ o: Eya ŋutɔ hã mexɔa nɔ-
viawo o. eye wòxea mɔ na ame-
siwo lɔ̃ be. yewoaxɔ wo. eye wò-
ɖea wo le ha me.[i] 11 Lɔlɔ̃tɔ. me-
gasrɔ̃ nu vɔ̃ɖi o. ke srɔ̃ nu nyui
boŋ. Amesi wɔa nu nyui la. Ma-
wu gbɔ wòtso. eye amesi wɔa
nuvɔ̃ la. mekpɔa Mawu o.[l] 12 De-
metrio kpɔa ɖaseɖiɖi nyui tso
amewo katã kple nyateƒe la ŋutɔ
hã gbɔ. [o]eye míawo hã míele ɖa-
se ɖim le eŋuti. eye ènyae bena.
míaƒe ɖaseɖiɖi enye nyateƒe.
13 Nya gede gali be. maŋlɔ aɖo
ɖe wò: gake nyemelɔ̃ be. matsɔ
agbalẽŋlɔtsi kple agbalẽŋlɔti aŋlɔ
wo aɖo ɖe wò o:[r] 14 ke mele
mɔ kpɔm bena. mava akpɔ wò ɖa
kaba. eye ne míeɖo go ŋku me
kple ŋku me la. míaƒo nu. 15 Ŋu-
tifafa nanɔ anyi kpli wò! Xɔlɔ̃-
wo ɖuɖɔ wò fã. Ɖuɖɔ xɔlɔ̃awo
ɖekaɖeka nam fã![u]

[g] Yoh. II. 1; Pet. I. 5, 1; Ro. 16, 23.
[h] Ti. 1, 18.
[i] kp. 5; Mat. 23, 13.
[k] Yoh. II. 4.
[l] Pet. I. 3, 11. 13; Yoh. I. 3, 6. 10.
[n] Tes. I. 3, 9; Gal. 4, 19; Kor. I. 4, 15.
[o] Yoh. 19, 35; 21, 24.
[p] Ti. 3, 13; Ro. 15, 24.
[r] Yoh. II. 12.
[s] Mat. 10, 8.
[t] Mat. 10, 14. 40; Ro. 16, 2; Heb. 10, 33; 13, 2.
[u] Yoh. 15, 14; 20, 19.

# YUDA ƑE AGBALẼ.

Kpɔkplɔyiɖeme.

1 Yuda. Yesu Kristo ƒe dɔla
kple Yakobo nɔvi la. ŋlɔ ɖo ɖe
amesiwo woyɔ. eye wowɔ wo kɔ-
kɔe le Mawu Fofo la me. eye wo-
dzra wo ɖo le Yesu Kristo me la:[y]
2 Nublanuikpɔkpɔ kple ŋutifafa
kple lɔlɔ̃ nasɔ gbɔ ɖe dzi na mi![v]

Le amehlela vlowo ŋuti.

3 Lɔlɔ̃tɔwo. esi medo vevie ŋutɔ.
bena maŋlɔ nya le mi katã mla-
ƒe xɔxɔ la ŋuti aɖo ɖe mi la. ezu

[v] Pet. II. 1, 2.
[y] Yu. 3-23 kpɔ Pet. II. ta 2, 3; Mat. 13, 55; Lu. 6, 16; Yoh. 17, 11. 15. 19; Dɔ. 12, 17; Kor. I. 1, 2; Pet. I. 1, 5; Yak. 1, 1.

dzizizi nam be, maŋlɔe atsɔ axlɔ̃
nu mi, bene miaʋli xɔse, si wode
asi na ame kɔkɔewo zi ɖeka ɖe
ɣeyiɣiawo katã nu la ta.[a] 4 Elabena
amea ɖewo va tra ɖe eme
dzaa, amesiwo woŋlɔ ɖi tso blema
ke hena ʋɔnudɔdrɔ̃ sla: Ame
mavɔ̃mawuwo, amesiwo trɔa mía
Mawu ƒe amenuveve yina ɖe agbe
baɖa nɔnɔ me, eye wogbe nu le
mía dziɖula kple Aƒetɔ ɖeka, Yesu
Kristo la gbɔ.[d]
5 Ke mele didim bena, maɖo
ŋku dzi na mi amesiwo nya nuwo
katã xoxo zi ɖeka ɖe ɣeyiɣiawo
katã nu bena, esime Aƒetɔ la
ɖe dukɔ la tso Egipte-nyigba dzi
la, emegbe la etsrɔ̃ amesiwo mexɔ
se o la.[f] 6 Eye [g]mawudɔla, siwo
medzra woƒe amegãnyenye ɖo
o, ke wogblẽ woa ŋutɔwo ƒe nɔƒe
di la, wotsɔ kɔsɔkɔsɔ mavɔwo bla
wo hedzra wo ɖo ɖe viviti tsiɖitsiɖi
me hena ŋkeke gã la ƒe ʋɔnudɔdrɔ̃.
7 Abe alesi wotsɔ Sodom
kple Gomora kple du, siwo
ƒo xlã wo, siwo wɔ ahasi akpa
abe woawo ene, eye wodze ŋutilã
bubu yome la, wɔ kpɔɖeŋu,
esi wokpe dzo mavɔ ƒe fu la:[k]
8 Nenema ke drɔ̃ekula siawo hã
ƒoa ɖi ŋutilã, eye wodoa vlo aƒetɔnyenyewo,
eye wogblɔa busunya
ɖe ŋutikɔewo ŋuti.[n] 9 Ke
[p]Mixael, mawudɔla gã la, esime
wòle anuku tsyɔm hele nu ƒom
kple Abosam le Mose ƒe kukua
ŋuti la, medo dzi gblɔ busuƒɔbubu
ɖe eŋuti o, ke boŋ egblɔ bena:
[r]Aƒetɔ la laka mo na wò! 10
Ke ame mawo la wogblɔa busunya
ɖe nusiwo womenya o la ŋuti;
ke nusiwo gɔme wose tso dzɔdzɔme
abe lã nyasã manɔsitɔwo
ene la, wogblẽ wo ɖokui le nuslawo
me. 11 Baba na wo! Elabena
wodze Kain ƒe mɔ dzi yina,
eye wohe wo ɖokui ɖe Bileam ƒe
beblefetu la me, eye wotsrɔ̃ le
Kora ƒe aglãdzedze la me.[v] 12
Amesiawo nye diƒoƒo le miaƒe lɔlɔ̃nuɖuɖuwo
me, esi woɖua nutsu
nyla wo ɖokui le mia gbɔ vɔvɔ̃
manɔmee; alilikpo tsi manɔme,
siwo ya ƒona yina gbɔna la, wonye;
ati, siwo dzi kutsetse menɔa
le nuŋeyi o, siwo ku zi eve,
eye woho wo,[z] 13 ƒutsotsoe dzeagbo,
[a]siwo kplɔa woa ŋutɔwo ƒe
ŋukpenanuwo va kɔna ɖe go, ɣletivi
tramɔ, siwo wodzra ɖo hena
viviti tsiɖitsiɖi yi ɖe mavɔmavɔ
me la, wonye. 14 Ke [b]Henox hã,
amesi nye adrelia tso Adam dzi
la, gblɔ nya ɖi ɖe ame mawo ŋuti
bena: „Kpɔ ɖa, Aƒetɔ la kple eƒe
ame kɔkɔe akpe nanewo gbɔna,
15 bene wòadrɔ̃ ʋɔnu wo katã,
eye woaka mo na wo dome amesiwo
katã mevɔ̃a Mawu o la, le
woƒe dɔwɔwɔ vlo, siwo katã wowɔ
mawumavɔ̃mavɔ̃e kple nya
sesẽ, siwo katã nuvɔ̃wɔla mavɔ̃mawuwo
gblɔ ɖe eŋuti la ta."[c]
16 Amesiawo nye liʋiliʋililawo,
amesiwo ŋu naneke medzena o,
evɔ wozɔna le woƒe nudzodzrowo
nu hafi, woƒe nu gblɔa dadanyawo,
eye wokafua ame le eƒe
ŋku me le viɖe ta.[h]
17 Ke, mi lɔlɔ̃tɔwo, miɖo ŋku
nya, siwo mía Aƒetɔ Yesu Kristo
ƒe apostolowo gblɔ tsã la dzi,
18 alesi wogblɔ na mi bena: [i]Le
nuwuwu ɣeyiɣiawo me la fewuɖula,
siwo zɔna le woa ŋutɔwo
ƒe nudzodzro vlowo nu la le vava
ge. 19 Amesiawo nye amesiwo
wɔa mamãwo, dzodzɔmeme, siwo
me gbɔgbɔ mele o.[l]

**Nuxɔxlɔ̃ bena tenɔnɔ sesẽe le xɔse kple nuƒaƒa dzadze la me.**

20 Ke, mi lɔlɔ̃tɔwo la, [o]mitu mia
ɖokui ɖe miaƒe xɔse kɔkɔe, si ƒo
wo katã ta la dzi, eye miɖo gbe
ɖa le Gbɔgbɔ kɔkɔe la me, 21 eye
midzra mia ɖokui ɖo le Mawu ƒe
lɔlɔ̃ la me, anɔ lalam na mía Aƒetɔ
Yesu Kristo ƒe nublanuikpɔkpɔ
la hena agbe mavɔ.[s] 22 Eye mikpɔ
nublanui na amea ɖewo, amesiwo
le ɖi kem, 23 [t]miɖe ame bubua
ɖewo, eye mihe wo do go
tso dzo la me, mitsɔ vɔvɔ̃ kpɔ nublanui
na amea ɖewo, [u]eye milé
fu awu, si ŋutilã ƒo ɖi la gɔ̃ hã.

**Nuwunya.**

24 Ke amesi ate ŋu alé mi ɖe
asi, bena miagakli nu o, eye wòate
ŋu atsɔ mi atu tsitre ɖe eƒe ŋutikɔkɔe
ƒe ŋku me mokaka manɔŋui
le dzidzɔ gã me:[y] 25 Mawu
ɖeka hɔ̃ ko kple mía xɔla, to Yesu
Kristo, mía Aƒetɔ la dzi la, etɔ
nanye kafukafu kple gãnyenye
kple dziɖuɖu kple ŋusẽ azɔ kple
daasi tso mavɔ me yi ɖe mavɔ
me! Amen.[b]

a kp. 20; Ti. 1, 4; Pet. II. 1, 1; Fil. 1, 27.
b Mo. I. 5, 18. 24; Zax. 14, 5.
d kp. 14; Gal. 5. 13; Pet. I. 2, 16; Ti. 1, 16.
e Sam. I. 2, 3.
f Heb. 3, 17; Kor. I. 10, 5; Mo. IV. 14, 15.
g Mo. I. 6, 2; Mal. 3, 23.
h Kor. I. 10, 10; Yak. 2, 1. 9; Ps. 17, 10.
i Tim. I. 4, 1.
k Mat. 25, 41; Ro. 1, 26; Mo. I. 6, 2. 4; 19, 5.
l Yak. 3, 15.
n kp. 4, 28; Do. 23, 5.
o kp. 3; Kol. 1, 23; 2, 7; Do. 9, 31.
p Dan. 12, 1.
r Zax. 3, 2; Mo. V. 34, 6.
s Ti. 2, 13; Heb. 9, 28.
t kp. 7; Kor. I. 3, 15.
u Nyad. 3, 4.
v Yoh. I. 3, 12. 15; Nyad. 2, 14; Mo. IV. 16, 1. 31.
y Ro. 16, 25.
z Kor. I. 11, 21; Ef. 4, 14; Xez. 34, 2; Lod. 25, 14.
a Yes. 57, 20.
b Ro. 16, 17.

# NYAƉEƉEFIA, SI WOƉE FIA YOHANES.

Kpɔkplɔyiḍeḍe kple gbedoname.

1. Yesu [a]Kristo ƒe nyaḍeḍefia. si
Mawu tsɔ nɛ. be wòafia nusi-
wo lava ve me kaba la. eƒe dɔ-
lawo la. enye esi: eye wòto eƒe
mawudɔla. si wòdɔ ḍa la. dzi he-
ḍe wo me fia eƒe dɔla Yohanes.
2 amesi ḍi ḍase le Mawu [d]ƒe nya
kple Yesu Kristo ƒe ḍaseḍiḍi ŋuti.
abe alesi wòkpɔ nuawo katãe ene.
3 [e]Woayra amesi le nyagblɔḍi sia
ƒe nyawo xlẽm kple amesiwo le
wo sem. eye wole nusiwo woŋlɔ
ḍe eme la. dzram ḍo: elabena
ɣeyiɣi la tu aƒe.
4 Yohanes ŋlɔ ḍo ḍe hame adre.
siwo le Asia la bena: Amenuveve
kple ŋutifafa nanɔ anyi kpli mi tso
[k]amesi li. eye wònɔ anyi. eye wòle
vava ge la gbɔ. eye tso gbɔgbɔ adre.
siwo le eƒe fiazikpui ŋgɔ la gbɔ. 5
eye tso Yesu Kristo. amesi nye [l]ḍa-
seḍila nyateƒetɔ kple ame kuku-
wo ƒe [n]ŋgɔgbetɔ kple anyigba [o]dzi
fiawo ƒe dziḍula la gbɔ! Amesi
lɔ̃a mí. eye wòtsɔ eƒe ʋu klɔ mía-
ƒe nuvɔ̃wo ḍa le mía ŋuti. 6 eye
[r]wòwɔ mí fiawo kple nunɔlawo
hena eƒe Mawu Fofo la. eya tɔ
lanye ŋutikɔkɔe kple ŋusẽ tso
mavɔ me yi ḍe mavɔ me! Amen.
7 Kpɔ ḍa. [t]egbɔna kple alili-
kpowo. [u]eye ŋku sia ŋku lakpɔe.
eye amesiwo ƒo nú ḍee hã. la-
kpɔe. eye anyigba dzi ƒomeawo
katã lawu avi hoo le eŋuti! Ẽ. amen.
8 Nyee nye Alfa kple Omega. gɔ-
medzedze kple nuwuwu: ale Aƒetɔ
Mawu. amesi li. eye wònɔ anyi.
eye wòle vava ge. amesi nye ŋu-
sẽkatãtɔ la. gblɔ esi![x]

Amegbetɔvi la ḍe eḍokui fia.

9 Nye Yohanes. mia nɔvi kple
miaƒe hagomekpɔla le Yesu Kri-
sto ƒe fukpekpe kple fiaḍuƒe kple
dzidodo me la. menɔ ƒukpo. si wo-
yɔna be Patmo la dzi le Mawu
ƒe nya kple Yesu Kristo ƒe ḍase-
ḍiḍi ta.[d] 10 Menɔ gbɔgbɔ me le
Aƒetɔ ƒe ŋkeke la dzi. eye mese
gbe gãa ḍe le ḍiḍim le megbe-
nye. abe kpẽ ƒe gbeḍiḍi ene. gblɔ
bena:[e] 11 Nusi nèkpɔ la. [f]ŋlɔe ḍe
agbalẽ me. eye natsɔe aḍo ḍe ha-
me adre. siwo le Efeso kple Smir-
na kple Pergamo kple Tiatira kple
Sardes kple Filadelfia kple Lao-
dikea. 12 Eye metrɔ be. makpɔ
gbe. si ƒo nu kplim la. Eye esi
metrɔ la. mekpɔ sikakaḍiti adre.[b]
13 eye le sikakaḍiti adreawo ti-
tina la amea ḍe li. si ḍi ame-
gbetɔvi. edo awu ʋlaya. eye wò-
tsɔ sikalidziblanu bla akɔta. 14
Eye [f]eƒe ta kple eƒe taḍa fu tititi
abe alẽfu ɣi ene. eye abe sno ene.
eye [g]eƒe ŋkuwo le abe dzo ƒe aḍe
ene. 15 eye eƒe afɔwo ḍi gadzẽ.
si wode kpodzo me wòbiã hẽ. eye
eƒe gbe le abe tsi sisi geḍewo ƒe
gbeḍiḍi ene.[h] 16 Eye ɣletivi adre
le eƒe nuḍusi me. [i]eye yi ḍadɛ
nuevee do tso eƒe nu me. eye eƒe
mo le keklẽm. abe alesi ɣe klẽna
sesie ene.

Xletivi kple akaḍiti adreawo.

17 Eye esi mekpɔe la. medze
anyi ḍe eƒe afɔ [p]nu abe ame ku-
ku ene. Eye wòḍa eƒe nuḍusi
ḍe dzinye gblɔ bena: Megavɔ̃ o.
nyee nye gbãtɔ kple mlɔetɔ 18
kple amesi le agbe. meku. eye
kpɔ ḍa. mele agbe tso mavɔ me
yi ḍe mavɔ me. eye ku kple tsiẽƒe
safuiwo le asinye.[s] 19 Azɔ ŋlɔ
nusiwo nèkpɔ kple nusiwo li kpa-
kple nusiwo le vava ge le nusia-
wo megbe la.[v] 20 Xletivi adre.
siwo nèkpɔ le nye nuḍusi me kple
sikakaḍiti adre la ƒe nya ɣaɣla
enye si: Xletivi adreawoe nye
hame adreawo ƒe [y]dɔlawo. eye
akaḍiti adreawoe nye hame adrea-
wo.

Agbalẽ. si woŋlɔ ḍo ḍe hamedzikpɔla kple hame.
si le Efeso.

2. Ɖlɔ ḍo ḍe hame. si le Efeso
la. ƒe dɔla bena: Amesi lé
ɣletivi adre ḍe eƒe nuḍusi. [a]amesi
le sikakaḍiti adreawo titina zɔm
la. eyae gblɔ esiawo bena: 2 [b]Me-
nya wò dɔwɔwɔwo kple wò agba-
gbadzedze kple wò dzidodo. eye
bena mètea ŋu lɔ̃a ame vɔ̃ḍiwo
ƒe nya o. eye nèdo amesiwo gblɔ-
na be. yewonye apostolowo. eye
womenyee o la kpɔ. eye nèkpɔ be,

a 10. 7: 22. 6. 16: Mar. 13. 32: Am. 3, 7.
b kp. 20: 2. 1: 14. 14; 15, 6; Zax. 4. 2: Dan. 7. 13.
d Yoh. 1. 1: 21. 24: Yoh. I. 1. 1.
e 3, 11: 22. 7. 10: Lu. 11. 28: Pet. I. 4. 7; Ro. 13. 11.
f Dan. 7. 9.
g 2, 18.
h 2, 18; 10, 1; Dan. 10. 6: Xez. 1. 24: 43. 2.
i kp. 20.
k kp. 8; 3. 1: 4. 8: Ro. 1. 7.
l 3. 14: 5. 9.
n Kol. 1. 18; Ef. 5. 2.
o 7. 14: 19. 16.
p kp. 8; 2, 8; Dan. 10. 9. 16. 19: Yes. 44. 6: 48, 12.
r 5. 10. 13: 7. 12: Yes. 61. 6: 66. 21.
s 20. 1. 13: Ro. 6. 9: 14. 9.
t Dan. 7. 13.
u Zax. 12, 10: Mat. 24, 30: Yoh. 19, 37.
v kp. 11.
y kp. 11. 12. 16: Mal. 2, 7.
x kp. 4: 4, 8: 19, 6: 22, 13.
a 1. 13. 16. 20; Dɔ. 19.
b 6, 9: 22. 8: Pet. I. 5, 1: Ro. 8, 17: Tes. II. 2. 5.
d kp. 6; Tes. I. 1. 3: Kor. II. 11. 13: Ef. 5. 11: Yoh. 1. 4. 1.
e 4, 1.
f kp. 4: 2. 1. 8. 12: 3. 1. 7. 14.

aʋatsokalawo wonye, 3 eye nèdo
dzi, eye nèdze agbagba le nye
ŋkɔa ŋuti, eye ɖeɖi metea ŋuwò
o.[a] 4 Gake la mekpɔ nusia le ŋuti-
wò bena, nègblẽ wò gbã lɔlɔ̃ la
ɖi.[d] 5 Eyata ɖo ŋku afisi nège tso
la dzi, ne natrɔ le dzi me, eye
nawɔ gbã dɔwɔwɔawo; ne me-
nye nenem o la, mava gbɔwò ka-
ba, eye maɖe wò akaɖiti la ɖa tso
enɔfe, ne mètrɔ le wò dzi me o.[f]
6 Gake esia le asiwò bena, nèléa
fu [g]nikolaitɔwo fe nuwɔwɔ, siwo
nye hã [h]meléa fui la. 7 Amesi
ke to li nɛ la, nese nusi Gbɔgbɔ
la gblɔ na hameawo bena: [k]Amesi
ke ɖu dzi la, mana [l]agbeti, si le
Mawu fe Paradiso me la, fe ku-
tsetsee, ne wòaɖu.

**Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame, si le Smirna.**

8 Eye ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le
Smirna la, fe dɔla bena: [o]Amesi
nye gbãtɔ kple mlɔetɔ, amesi ku,
eye wògbɔ agbe la, eyae gblɔ
esiawo bena: 9 Menya wò dɔwɔ-
wɔwo kple wò xaxa kpakple wò
ahedada — ke kesinɔtɔ nènye hafi
— kple amesiwo gblɔna be, Yuda-
tɔwo yewonye, eye womenyee o,
ke boŋ Satana fe fufofe wonye
la fe busubɔbɔ.[t] 10 Megavɔ̃ fu,
siwo nava kpe la, fe ɖeke o. Kpɔ
ɖa, Abosam latsɔ mia dome amea
ɖewo ade gaxɔ me, bene woate
mi akpɔ, eye miakpɔ xaxa ŋkeke
ewo. Nanye nutefewɔla yiɖase
ɖe ku me, [u]eye mana agbefiakuku
wò! 11 Amesi ke to li nɛ la, nese
nusi Gbɔgbɔ la gblɔ na hameawo
bena: Amesi ke ɖu dzi la, [v]ku
evelia mawɔ vɔ̃a ɖekee o.

**Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame, si le Pergamo.**

12 Ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le Per-
gamo la fe dɔla bena: [a]Amesi yi
ɖaɖɛ nu evee le esi la, eyae gblɔ
esiawo bena: 13 Menya wò dɔ-
wɔwɔwo kple afisi nènɔna, [b]afisi
Abosam fe zikpui le, eye nèlé
nye ŋkɔ me ɖe asi sesĩe, eye mèsẽ
nu le dzinye xɔxɔse ŋuti le ŋke-
ke, siwo me ke wowu Antipa, si
nye nye ɖaseɖila nutefewɔla le
mia dome, afisi Abosam nɔna la
o. 14 Gake la mekpɔ nu via ɖe-
wo le ŋutiwò; [c]elabena amesiwo
lé Bileam fe nufiafia me ɖe asi
la, le gbɔwò le afima, amesi fia

[a] Tes. II. 3. 13.
[b] kp. 6.
[d] kp. 14. 20.
[e] kp. 5: 3. 3: 19. 15. 21.
[f] kp. 16. 22: 1. 20: 3. 3.
[g] kp. 15.
[h] Ps. 139. 21.
[i] 7; 3. 12: 14. 1: 19, 12: Yoh. 6, 31: Yes. 62, 2.
[k] kp. 11.
[l] 22. 2; Kor. II. 12. 4.
[n] 1. 11. 14. 15: 19. 12: Dɔ. 16. 14.
[o] 1. 17: 3. 9: 22. 13: Kor. II. 8. 9.
[p] kp. 2: Heb. 6. 10.
[r] kp. 4. 5. 14.
[s] Fia. I. 6, 31: Fia. II. 9. 22.
[t] Ko. 2, 28; Yoh. 8. 39. 44. 54; Mat. 10. 28: 23. 33.
[u] 3. 11: Pet. I. 4, 12: Yak. 1. 12.
[v] 20. 6. 14: 21. 8: Mat. 24. 13.
[y] 17. 2: 18. 9.
[z] 20, 12; Dɔ. 1. 24: Ps. 7. 10: Fia. II. 10, 7. 9.
[a] 1. 16; Heb. 4, 12.
[b] 3. 8: 13, 2: 16, 10: Ps. 94, 20.
[d] 3, 11.
[e] kp. 4, 20: Mo. IV. 25. 1: 31. 16: Pet. II. 2, 15: Dɔ. 15. 29.

Balak bena, wòatsɔ nuɖianu aɖo
Israel-viwo ŋku me, ne woaɖu nu-
siwo wosa vɔe na trɔ̃wo, eye woa-
wɔ ahasi. 15 Nenema ke amesi-
wo lé [b]nikolaitɔwo fe nufiafia me
ɖe asi la, le gbɔwò. 16 Azɔ trɔ
le wò dzi me; ne menye nenem
o la, mava gbɔwò kaba, eye ma-
tsɔ nye nu me yi awɔ [c]aʋa kpli
wò. 17 Amesi ke to li nɛ la, nese
nusi Gbɔgbɔ la gblɔ na hameawo
bena: Amesi ke ɖu dzi la, mana
mana ɣaɣla la fe ɖee, eye mana
kpe ɣie, [i]eye le kpea dzi la woŋlɔ
ŋkɔ yeye ɖi, si amea ɖeke menya
o, negbe amesi xɔe la koe.

**Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame, si le Tiatira.**

18 Eye ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le
Tiatira la, fe dɔla bena: Mawuvi,
[n]amesi fe ŋkuwo le abe dzo fe
aɖe ene, eye efe afɔwo le abe
gadzẽ biabiã ene la, eyae gblɔ
esiawo bena: 19 Menya wò dɔ-
wɔwɔwo kple wò lɔlɔ̃ kple wò
xɔse kple wò subɔsubɔdɔ kpa-
kple wò dzidodo, eye bena wò
dɔwɔwɔ mlɔetɔwo wu gbãtɔwo.[p]
20 Gake [r]la mekpɔ nusia le ŋuti-
wò bena, nèɖe mɔ na nyɔnu [s]Isa-
bel, si yɔ eɖokui bena nyagblɔ-
ɖila, eye wòfia nu nye dɔlawo
heble wo, bene woawɔ ahasi, eye
woaɖu nusiwo wosa vɔ na trɔ̃wo.
21 Eye mena ɣeyiɣie, be wòatrɔ
le efe dzi me; gake melɔ̃ be, yea-
trɔ tso efe ahasiwɔwɔ me o. 22
Kpɔ ɖa, matsɔe afu aba dzi, eye
amesiwo wɔ ahasi kpakplii la, ne
wometrɔ tso wofe dɔwɔwɔwo me
o la, matsɔ wo afu xaxa gãa ɖe
me;[y] 23 eye matsɔ dɔvɔ̃ awu via-
wo. Eye hameawo katã woanyae
bena, [z]nyee nye amesi dzroa ayi-
kuwo kple dziwo me kpɔna, eye
maɖo tefe na mia dome amesia-
me le efe dɔwɔwɔwo nu. 24 Ke
mele gbɔgblɔm na mi ame ma-
mletɔwo le Tiatira, amesiwo katã
melé nufiafia sia me ɖe asi o, ame-
siwo menya Satana fe globofewo
(abe alesi woyɔnɛ ene) o la: Nye-
mele agba bubua ɖeke da ge ɖe
mia dzi o; 25 negbe [d]nusi le mia
si la, milé eme ɖe asi sesĩe, va-
sede esime mava. 26 Eye amesi
ke ɖu dzi, eye wòlé nye dɔwɔ-
wɔwo me ɖe asi yiɖase ɖe nu-
wuwu la, mana ŋusẽe ɖe trɔ̃subɔ-

lawo dzi,[a] 27 eye wòakplɔ wo kple
gatikplɔ, eye wòagbã wo gudu-
gudu abe zemela ƒe zewo ene,
abe alesi nye hã mekpɔ ŋusẽ tso
Fofonye gbɔ ene,[e] 28 eye matsɔ
ŋukeɣletivi anɛ. 29 Amesi ke to
li nɛ la, nese nusi Gbɔgbɔ la gblɔ
na hameawo.[f]

Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame, si le Sardes.

3 Eye ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le Sar-
des la, ƒe dɔla bena: [h]Amesi
si Mawu ƒe gbɔgbɔ adreawo kple
[k]ɣletivi adreawo le la, eyae gblɔ
esiawo bena: Menya wò dɔwɔwɔ-
wo bena, ŋkɔ le asiwò be, èle
agbe, eye nèku. 2 Nɔ ŋudzɔ, eye
nado ŋusẽ nusiwo susɔ le kuku
ge la; elabena nyemekpɔ wò dɔ-
wɔwɔwo le blibo le nye Mawu ƒe
ŋku me o.[n] 3 Eyata ɖo ŋku nusi nè-
xɔ, eye nèse la dzi, eye nèlé eme
ɖe asi, eye natrɔ le wò dzi me.
Ne mènɔ ŋudzɔ azɔ o la, ekema
mava ado ɖe dziwò [o]abe fiafitɔ
ene, eye mànya gaƒoƒo, si dzi
mava ado ɖe dziwò o. 4 Gake la
èkpɔ ŋkɔ ʋeea ɖewo le Sardes,
[s]esiwo meƒo ɖi woƒe awuwo o,
eye woazɔ kpakplim le awu ɣiwo
me; elabena wodze. 5 Amesi ke
ɖu dzi la, woado awu ɣiwo na
eyama, [t]eye nyemele eƒe ŋkɔ tu-
tu ge ɖa le agbegbalẽa me o, eye
maʋu eƒe ŋkɔ la me le Fofonye
kple eƒe dɔlawo ŋku me. 6 Amesi
ke to li nɛ la, nese nusi Gbɔgbɔ
la gblɔ na hameawo.[u]

Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame, si le Filadelfia.

7 Eye ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le Fi-
ladelfia la, ƒe dɔla bena: Amesi
enye kɔkɔetɔ kple nyateƒetɔ, [a]ame-
si si Dawid ƒe safui le, amesi ʋu-
na amea ɖeke metuna o, eye wò-
tuna amea ɖeke meʋuna o la,
eyae gblɔ esiawo bena: 8 Menya
wò dɔwɔwɔwo! Kpɔ ɖa, metsɔ
ʋɔtru, si le nuvo la, ɖo ŋkuwò
me, eye amea ɖeke mate ŋu atui
o; elabena ŋusẽ ʋeea ɖe koe le
asiwò, eye nèlé nye nya la me ɖe
asi, eye mègbe nu le nye ŋkɔ
gbɔ o.[g] 9 Kpɔ ɖa, maɖe Satana
ƒe ƒuƒoƒemetɔa ɖewo, amesiwo
gblɔna bena, Yudatɔwo yewonye,
eye womenyee o, ke boŋ aʋatso
wokana la; kpɔ ɖa, mawɔ wo be,

a 20, 4.
b Yes. 49, 23; 60, 14.
d 1, 9; Tes. II. 2, 9. 10.
e 12, 5; Ps. 2, 9.
f kp. 7.
g 1, 3; 2, 5; 22, 7; 25, 10.
h 5, 6.
i Gal. 2,9; Yes. 56, [illegible]
k 1, 4. 16; 2, 1. 2; 5, 6.
l 2, 7. 17; 14, 1; 21, 2; Gal. 4, 26; Fil. 2, 9.
n Xez. 34, 4. 16.
o 16, 15; Tes. I. 5,2; Mat. 24,42.
p 19, 11; Kol. 1, 15; 2, 1.
r 2, 2.
s Yu. 23; Zax. 3, 4.
t 20, 15; Mat. 10, 32.
u 2, 7.
v Kor. I. 4, 8.
y Yes. 55, 1.
z Pet. I. 1, 7.
a Yes. 22, 22.
b 16, 15.
d Lod. 3, 12; Kor. I. 11, 32; Heb. 12, 6.
e Lu. 12, 36.
f Yoh. 14, 23.
g 2, 2.9.13; Kor. II. 2, 12.

[b]woava ade ta agu ɖe wò afɔ nu,
eye woadze sii be, nye la melɔ̃
wò. 10 Le esi nèlé nye [d]dzido-
nya me ɖe asi ŋuti la, eyata nye
hã malé wò ɖe asi le tetekpɔ ƒe
gaƒoƒo, si le xexeame katã dzi va
ge, be woate amesiwo nɔa anyi-
gba dzi akpɔ la me. 11 Kpɔ ɖa,
[g]megbɔna kaba; lé nusi le asiwò
me la, ɖe asi sesĩe, bena amea
ɖeke nagaxɔ wò fiakuku la o. 12
Amesi ke ɖu dzi la, mawɔe wòa-
nye [i]sɔti le nye mawukɔa me, eye
magado go akpɔ o, eye maŋlɔ
nye Mawu ŋkɔ kple nye Mawu
ƒe du, si nye Yerusalem yeye, si
ɖi tso dziƒo tso nye Mawu gbɔ
va la, ƒe ŋkɔ kple nye ŋkɔ yeye
la ɖe eyama ŋu. 13 Amesi ke to
li nɛ la, nese nusi Gbɔgbɔ la gblɔ
na hameawo.[l]

Agbalẽ, si woŋlɔ ɖo ɖe hamedzikpɔla kple hame si le Laodikea.

14 Eye ŋlɔ ɖo ɖe hame, si le
Laodikea la, ƒe dɔla bena: Amesi
nye Amen, ɖaseɖila nuteƒewɔla
kple nyateƒetɔ, amesi nye Mawu
ƒe nuwɔwɔwo ƒe [p]gɔmedzedze la,
gblɔ esiawo bena: 15 [r]Menya wò
dɔwɔwɔwo bena, mèfa hã o, mè-
dze dzo hã o. Đe medi be, ɖe-
wo nafa alo nadze dzo. 16 Ke le
esi nèle yɔyrɔe, mèdze dzo o, eye
mèfa hã o ŋuti la, matu wò aƒu
gbe atso nye nu me. 17 Elabe-
na, ègblɔna be, yenye kesinɔtɔ,
eye kesinɔnuwo le ye si, eye
naneke mehiãa ye o, eye mènyae
be, hiãtɔ kple nublanuitɔ kple
kotɔ kple ŋkuagbãtɔ kpakple ama-
manɔla nènye o.[v] 18 Mele aɖaŋu
ɖom na wò be, [y]nafle [z]sika, si wo-
lólo le dzo me la, le asinye, be
nazu kesinɔtɔ, kple avɔ ɣi, be na-
tsyɔ, ne wò ŋukpeƒe nagadze o,
kpakple ŋkutike, [b]be nasi ɖe wò
ŋkuwo, be nakpɔ nu. 19 Nye la,
ame geɖe alesi nu melɔ̃na la, me-
kaa ŋku me na, eye mehea to na;
eyata do vevie, be natrɔ le wò
dzi me.[d] 20 Kpɔ ɖa, [e]mele tsitre
le ʋɔa nu le eƒom; ne amea ɖe
se nye gbe, [f]eye wòʋu ʋɔa la,
mage ɖe eme le egbɔ, eye maɖu
nu kplii, eye eya hã aɖu nu kplim.
21 Amesi ke ɖu dzi la, mana wòa-
bɔbɔ nɔ anyi kplim ɖe nye fia-
zikpui la dzi, abe alesi nye hã
meɖu dzi, eye mebɔbɔ nɔ anyi

kple Fofonye ɖe eƒe fiazikpui dzi
la ene.[b] 22 Amesi ke to li nɛ la,
nese nusi Gbɔgbɔ la gblɔ na ha-
meawo.

**Mawu ƒe gãnyenye ɖeɖefia kple klodzedze ɖe eƒe fiazikpui ŋgɔ.**

4 Nusiawo megbe la mekpɔ, eye
[a] kpɔ ɖa, ʋɔtrua ɖele ʋuʋu le
dziƒo,[d] eye gbe gbãtɔ, si mese la,
ƒo nu kplim abe kpẽ ƒe gbeɖiɖi ene,
gblɔ bena: Va dziƒo afii, eye mafıa
nusiwo lava ve me le esiawo me-
gbe la wò. 2 Eye enumake [f]menɔ
gbɔgbɔ la me, eye kpɔ ɖa, [g]woɖo
fiazikpui anyi ɖe dziƒo, eye amea
ɖe bɔbɔ nɔ fiazikpui la dzi, 3 eye
amesi bɔbɔ nɔ edzi la ŋuti le abe
yaspis-kpe kple sardis-kpe ene,
eye anyieʋɔ, si ŋuti le abe sma-
ragd-kpe ene la, ƒo xlã fiazikpui
la.[i] 4 Eye zikpui blave vɔ ene
ƒo xlã fiazikpui la, eye [k]amegã
xoxo blave vɔ ene bɔbɔ nɔ zi-
kpuiwo dzi,[l] eye woɖo awu ʋlaya
yiwo, eye sikafiakukuwo le wo ta.
5 Eye [n]dzikedzowo kple dziɖe-
gbewo kple gbeɖiɖiwo do tso fia-
zikpui la me. Eye [o]dzokakati adre
le bibim le fiazikpui la ŋgɔ, woa-
woe nye Mawu ƒe [r]gbɔgbɔ adrea-
wo; 6 eye [t]atsiaƒu, si me kɔ abe
kristalo lãlɛ̃ ene la, le fiazikpui
la ŋgɔ, eye nu [u]gbagbe ene, siwo
ŋgɔgbe kple megbe yɔ fũ kple
ŋkuwo la, le fiazikpui la titina,
eye woƒo xlã fiazikpui la hã. 7 Eye
nu gbagbe gbãtɔ le [y]abe dzata
ene, eye nu gbagbe evelia le abe
nyitsu ene, eye nu gbagbe etɔ̃lia
ƒe mo le abe ame ƒe mo ene, eye
nu gbagbe enelia le abe hɔ̃, si le
dzodzom ene. 8 Eye aʋala ade
li na nu gbagbe eneawo dome
ɖesiaɖe, eye ŋkuwo yɔ wo ŋutı
kple wo me fũ, eye womekpɔ
dzudzɔ zã kple keli o hele gbɔ-
gblɔm bena: [b]Kɔkɔe, kɔkɔe, kɔ-
kɔe nye Afetɔ, Mawu ŋusẽkatãtɔ,
amesi nɔ anyi, eye wòli, eye wòle
vava ge la! 9 Eye ne nu gba-
gbeawo le ŋutikɔkɔe kple bubu
kple akpedada tsɔm na amesi bɔ-
bɔ nɔ fiazikpui la dzi, amesi le
agbe tso mavɔ me yi ɖe mavɔ
me la, 10 ekema amegã xoxo
blave vɔ eneawo tsyɔa mo anyi
ɖe amesi bɔbɔ nɔ fiazikpui dzi
la ƒe ŋku me, eye woɖea ta agu

a 5, 14.
b Mat. 19, 28.
d 1, 10.
e Xez. 2, 9. 10.
f 1, 10.
g Xez. 1, 26; 10, 1; Yes. 6, 1.
h 4, 2.
i Xez. 1, 26-28.
k Yes. 24, 23.
l 3, 4; 5, 10.
n 8, 5; 11, 19; 16, 18.
o Zax. 4, 2.
p Mo. 1. 49, 9. 10.
r Yes. 11, 1. 10; Ia 22, 16.
s 1, 4.
t Xez. 1, 22.
u Xez. 1, 5.
v Yes. 53, 7; Yoh. 1, 29. 36.
y Xez. 1, 10; 10, 14.
z Zax. 4, 10.
a 4, 6.
b Yes. 6, 3.
d 14, 2; 15, 2.
e 8, 3. 4.
f Ps. 33, 3.

na [a]amesi le agbe tso mavɔ me
yi ɖe mavɔ me, eye wotsɔa woƒe
fiakukuawo dana ɖe fiazikpui la
ŋgɔ henɔa gbɔgblɔm bena: 11 Mía
Aƒetɔ kple mía Mawu, wòe dze
be, naxɔ ŋutikɔkɔe kple bubu
kple ŋusẽ; elabena wòe wɔ nuwo
katã, eye wò lɔlɔ̃nu ta woli, eye
wowɔ wo ɖo.

**Alẽvi la xɔ agbalẽ, si nutrenu adre li na.**

5 Eye mekpɔ agbalẽ, [e]si woŋlɔ
[a] nu ɖe eme kple ekɔgo katã,
eye wotre enu kple nutrenu adre
[h]la, le amesi bɔbɔ nɔ fiazikpui
dzi la, ƒe nuɖusi me. 2 Eye
mekpɔ mawudɔla seséa ɖe le
gbe ƒã ɖem kple gbe gã bena:
Amekae dze be, wòaʋu agbalẽ
la, eye wòaɖe eƒe nutrenuawo
ɖa? 3 Eye amea ɖeke menɔ dzi-
ƒo alo anyigba dzi alo anyi-
gba te, si te ŋu ʋu agbalẽ la alo
te ŋu kpɔ eme hã o. 4 Eye
mefa avi ʋuu, elabena womekpɔ
amea ɖeke, si dze be, wòaʋu
agbalẽ la alo wòakpɔ eme hã o.
5 Tete amegã xoxoawo dometɔ
ɖeka gblɔ nam bena: Megafa avi
o; kpɔ ɖa, [p]dzata, si tso Yuda ƒe
to la me, si nye Dawid ƒe [s]ke la,
eɖu dzi, be wòaʋu agbalẽ la, eye
wòaɖe eƒe nutrenu adreawo ɖa.
6 Eye le fiazikpui la kple nu gba-
gbe eneawo titina kple amegã
xoxoawo titina la mekpɔ [v]alẽvia
ɖe le tsitre ɖi, abe ɖe wowui ene;
eye dzo adre kple [z]ŋku adre, siwo
nye Mawu ƒe [a]gbɔgbɔ adre, siwo
woɖɔ ɖo ɖe anyigba katã dzi la,
li nɛ. 7 Eye wòva, eye wòxɔ
agbalẽ la le amesi bɔbɔ nɔ fia-
zikpui dzi la ƒe nuɖusi me.
8 Eye esime wòxɔ agbalẽa la,
nu gbagbe eneawo kple amegã
xoxo blave vɔ eneawo tsyɔ mo
anyi ɖe alẽvi la ƒe ŋku me, eye
[d]saŋkuwo kple sikagba, siwo me
yɔ taŋ kple atike ʋeʋẽe, si nye
ame kɔkɔewo ƒe [e]gbedodoɖawo
la, le wo dome amesiame si. 9 Eye
wodzi [f]ha yeye le gbɔgblɔm be-
na: Wòe wòdze be, naxɔ agbalẽ
la, eye naɖe eƒe nutrenuawo ɖa;
elabena wowu wò, eye nètsɔ wò
ʋu ƒle mí tso to sia to kple gbe-
gbɔgblɔ sia gbegbɔgblɔ kple du
sia du kple dukɔ sia dukɔ me
hena Mawu, 10 eye nèwɔ wo fia-

wo kple nunɔlawo na míafe Mawu,
eye woaɖu fia le anyigba la dzi.[a]
11 Eye mekpɔ, [b]eye mese mawu-
dɔla geɖe, siwo ƒo xlã fiazikpui
la kple nu gbagbeawo kple amegã
xoxoawo ƒe gbeɖiɖi,[c] eye woƒe
xexlẽme nu anɔ akpe ewo teƒe
akpe ewo kple akpeakpewo, 12
wole gbɔgblɔm kple gbe gã bena:
Alẽvi, si wowu la, eyae dze be,
wòaxɔ ŋutete kple kesinɔnyenye
kple nunya kple [f]ŋusẽ kple bubu
kple ŋutikɔkɔe kpakple kafukafu!
13 Eye nuwɔwɔ sia nuwɔwɔ, siwo
le dziƒo kple anyigba dzi kple
anyigba te kple atsiaƒu me kpa-
kple nusiwo katã le wo me la,
mese wole gbɔgblɔm bena: Amesi
bɔbɔ nɔ fiazikpui dzi kple alẽvi
la, etɔe lanye kafukafu kple bubu
kple ŋutikɔkɔe kpakple ŋusẽ tso
mavɔ me yi ɖe mavɔ me! 14 Eye
nu gbagbe eneawo gblɔ be: Amen!
Eye amegã xoxo blave vɔ eneawo
tsyɔ mo anyi hedo gbe ɖa.[l]

Nutrenu gbãto adeawo ʋuʋu.

6. Eye esime alẽvi la ɖe [o]nutre-
nuawo ƒe ɖeka ɖa la, mekpɔ,
eye mese [p]nu gbagbe eneawo do-
metɔ ɖeka le gbɔgblɔm abe dzi-
ɖegbe ƒe gbeɖiɖi ene bena: Va!
2 Eye kpɔ ɖa, [s]mekpɔ sɔ ɣia ɖe,
eye amesi doe la, lé dati ɖe asi,
eye wotsɔ fiakuku nɛ, eye wòdo
go yi ɖale dzi dum, bene yeakpɔ
dziɖuɖu.
3 Eye esime wòɖe [t]nutrenu
evelia ɖa la, mese nu gbagbe eve-
lia le gbɔgblɔm bena: Va! 4 Eye
sɔ bubua ɖe, si le dzĩe la, do go,
eye amesi doe la, wona ŋusẽe,
be wòaɖe ŋutifafa ɖa le anyigba
dzi, bena woawu wo nɔewo, eye
wotsɔ yi gã ɖe asi nɛ.
5 Eye esime wòɖe nutrenu etɔ̃-
lia ɖa la, mese [y]nu gbagbe etɔ̃lia
le gbɔgblɔm bena: Va! Eye kpɔ
ɖa, mekpɔ sɔ yibɔa ɖe, eye amesi
doe la, lé nudanu ɖe asi. 6 Eye
mese gbea ɖe, abe nu gbagbe
eneawo dome wòɖi le ene hele
gbɔgblɔm bena: Lu dzidzenu ɖeka
naxɔ denario ɖeka, eye ƒo dzi-
dzenu etɔ̃ naxɔ denario ɖeka, eye
megawɔ vɔ̃a ɖeke ami kple wein o.
7 Eye esime wòɖe nutrenu ene-
lia ɖa la, mese [b]nu gbagbe ene-
lia ƒe gbe wòle gbɔgblɔm bena:
Va! 8 Eye kpɔ ɖa, mekpɔ sɔ hɛ̃a
ɖe, eye amesi doe la, ƒe ŋkɔe nye
Ku, eye tsiẽƒe le eyome. Eye
wona ŋusẽ wo ɖe anyigba ƒe akpa
enelia dzi,[d] be woatsɔ yi kple dɔ-
wuame kple ku kpakple anyigba
dzi lãwo awu amewoe.
9 Eye esime wòɖe nutrenu atɔ̃-
lia ɖa la, mekpɔ amesiwo wowu
le Mawu ƒe nya kple ɖaseɖiɖi, si
wolé ɖe asi ŋuti la, ƒe luʋɔwo le
[g]vɔsamlekpui la te; 10 eye [h]wodo
ɣli kple gbe gã le gbɔgblɔm be-
na: Aƒetɔ kɔkɔetɔ kple nyateƒetɔ,[i]
ŋkeke nenie nye si mèdrɔ̃ ʋɔnu,
eye mèbia hlɔ̃ ɖe míaƒe ʋu ta le
amesiwo le anyigba dzi la si o
mahã? 11 Eye wona [k]awu ʋlaya
ɣi wo dome amesiame, eye wo-
gblɔ na wo bena, woadzudzɔ ɣe-
yiɣi kpuia ɖe, yidase esime wo-
ƒe haɖolawo kple wo nɔvi, siwo
wole wuwu ge abe woawo ke
ene la, hã ƒe xexlẽme nu nade.
12 Eye esime wòɖe nutrenu
adelia ɖa la, mekpɔ, eye anyigba-
ʋuʋu gãa ɖe va dzɔ,[n] eye ɣe trɔ
zu yibɔ abe lãfukotoku ene, eye
ɣleti trɔ zu abe ʋu ene. 13 Eye
dziƒoɣletiviwo ge ɖe anyigba,[r]
abe alesi gboti dudua eƒe tsetse
gbogbowo ɖe anyigba, ne ya se-
sẽa ɖe le ʋuʋum la ene. 14 Eye
woŋlɔ dziƒo ɖa abe agbalẽ ŋɔŋlɔ
ene, eye woɖe to sia to kple ƒu-
kpo sia ƒukpo ɖa le wo teƒe.
15 Eye anyigba dzi fiawo kple
amegãwo kple aʋafia gãwo kple
kesinɔtɔwo kple ŋusẽtɔwo kple
kluviwo katã kpakple ablɔɖeviwo
katã [u]ɣla wo ɖokui ɖe dowo kple
towo ƒe agawo me; 16 eye [v]wo-
gblɔ na towo kple agawo bena:
Mimu dze mía dzi, eye miɣla mí
tso amesi bɔbɔ nɔ fiazikpui dzi
la ƒe ŋku me, eye tso alẽvi la ƒe
dziku la nu; elabena eƒe dziku-
ŋkeke gã la ɖo, eye ameka ate
ŋu anɔ tsitre ɖe enu mahã?[z]

Amesiwo nu wotre le to wuleveawo dome.

7. Nusiawo megbe la mekpɔ ma-
wudɔla ene wole tsitre ɖe
anyigba ƒe dzogoe eneawo dzi,
eye wolé anyigba ƒe yaƒoƒo enea-
wo me ɖe asi, [a]bena ya nagaƒo ɖe
anyigba dzi alo ɖe ƒu dzi alo ɖe
atia ɖeke dzi o. 2 Eye mekpɔ
mawudɔla bubu le dodom tso ɣe-

[a] 1, 6; 20, 6; 22, 5. [b] Fia. I. 22, 19. [d] Xez. 14, 21; Yer. 15, 3. [c] Dan. 7, 10. [f] Kron. I. 29, 11; Fil. 2, 9. 10. [g] 8, 5; 14, 18; 16, 7. [h] Mo. 1. 4, 10. [i] 18, 10. [k] 3, 4. 5; 7, 9. 13. 14. [l] 4, 10; 19, 4. [n] Yes. 13, 10; Yoel 3, 3. 4; Lu. 21, 25. [o] 5, 1. 2. [p] 4, 6; 5, 6. 8. [r] Yes. 34, 4. [s] Zax. 1, 8; 6, 1–8. [t] 4, 7. [u] Yes. 2, 10. 19. [v] Lu. 23, 30. [y] 4, 7. [z] Ro. 2, 5. [a] Dan. 7, 2; Zax. 6, 5; Mat. 24, 31. [b] 4, 7.

dzeƒe, eye Mawu gbagbe la ƒe
nutrenu le esi, eye wòdo ɣli kple
gbe gã ɖo ɖe mawudɔla ene, siwo
wona ŋusẽe be, woawɔ vɔ̃ anyi-
gba kple atsiaƒu la, wòle gbɔ-
gblɔm bena: 3 Migawɔ vɔ̃ anyi-
gba alo atsiaƒu alo atiawo o, [a]va-
seɖe esime míatre mía Mawu ƒe
dɔtsɔlawo ƒe ŋgowo nu. 4 Eye
mese amesiwo nu wotre la ƒe xe-
xlẽme – wotre [e]ame akpe alafa
ɖeka blane vɔ ene nu le Israel-
viwo ƒe toawo katã me: 5 Le
Yuda ƒe toa me la wotre ame
akpe wuieve nu; le Ruben ƒe toa
me la wotre ame akpe wuieve
nu; le Gad ƒe toa me la wotre
ame akpe wuieve nu; 6 le Aser
ƒe toa me la wotre ame akpe
wuieve nu; le Naftali ƒe tóa me
la wotre ame akpe wuieve nu;
le Manase ƒe toa me la wotre
ame akpe wuieve nu; 7 le Simeon
ƒe toa me la wotre ame akpe
wuieve nu; le Lewi ƒe toa me la
wotre ame akpe wuieve nu; le
Isaxar ƒe toa me la wotre ame
akpe wuieve nu; 8 le Zebulon ƒe
toa me la wotre ame akpe wuieve
nu; le Yosef ƒe toa me la wotre
ame akpe wuieve nu; le Benya-
min ƒe toa me la wotre ame akpe
wuieve nu.

**Ameha gã, si wotsia tso dukɔwo katã dome.**

9 Nusiawo megbe la mekpɔ,
eye kpɔ ɖa, ameha gã, si amea
ɖeke mete ŋu xlẽ o la, tso dukɔ
sia dukɔ kple to sia to kple du
sia du kple gbegbɔgblɔ sia gbe-
gbɔgblɔ me, le tsitre ɖe fiazikpui
la ŋgɔ kple alẽvi la ƒe ŋku me,
wodo [p]awu ʋlaya ɣiwo, eye wolé
deʋayawo ɖe asi, 10 eye wodo
ɣli kple gbe gã le gbɔgblɔm be-
na: Xɔname nanye mía Mawu,
si bɔbɔ nɔ fiazikpui la dzi, kple
alẽvi la tɔ![s] 11 Eye [t]mawudɔla-
wo katã le tsitre ƒo xlã fiazikpui
la kple amegã xoxoawo kple nu
gbagbe eneawo, eye wotsyɔ wo-
ƒe mo anyi ɖe fiazikpui la ŋgɔ,
eye wodo gbe ɖa na Mawu nɔ
gbɔgblɔm bena: 12 Amen, kafu-
kafu kple ŋutikɔkɔe kple nunya
kple akpedada kple bubu kple ŋu-
tete kple ŋusẽ woana mía Ma-
wu la tso mavɔ me yi ɖe mavɔ
me! Amen.[v]

13 Eye amegã xoxoawo dometɔ
ɖeka ɖo ŋu gblɔ nam bena: Ame-
kawoe nye esiawo do awu ʋlaya
ɣiwo, eye afika wotso mahã?
14 Eye megblɔ nɛ bena: Nye
aƒetɔ, wòe nyae! Eye wògblɔ nam
bena: Amesiawo nye amesiwo do
go tso [b]xaxa gã la me, eye wo-
nyã woƒe awuwo, eye wowɔ wo
ɣie le [d]alẽvi la ƒe ʋu la me.
15 Eyata wole Mawu ƒe fiazikpui
la ŋgɔ, eye wosubɔnɛ zã kple
keli le eƒe [f]xɔ la me, eye amesi
bɔbɔ nɔ fiazikpui la dzi la, anɔ
wo dome. 16 Dɔ megale wo wu
ge akpɔ o, eye tsikɔ hã megale
wo wu ge akpɔ o, eye ɣe kple
ŋdɔkutsu megale wo ɖu ge o;
17 elabena [g]alẽvi, si le fiazikpui
la titina la, anyi wo, [h]eye wòakplɔ
wo ayi agbetsi dzidziwo gbɔ, [i]eye
Mawu atutu aɖatsiwo katã ɖa le
woƒe ŋkuwo me.

**Nutrenu adrelia ʋuʋu.**

8. Eye esime wòɖe nutrenu adre-
lia ɖa la, [k]ɖoɖoe zi le dziƒo
anɔ gaƒoƒo afã. 2 Eye mekpɔ
mawudɔla adre, siwo le tsitre ɖe
Mawu ƒe ŋku me la,[l] eye wotsɔ
kpẽ adre na wo. 3 Eye mawu-
dɔla bubu va, eye wòtsi tre ɖe
vɔsamlekpui la gbɔ,[n] eye sika-
dzudzɔdosonu le esi, eye wotsɔ
atike ʋeʋẽe geɖe nɛ, bene wòa-
tsɔe akpe ɖe ame kɔkɔewo katã
ƒe gbedodoɖawo ŋuti ada ɖe si-
kavɔsamlekpui, si le fiazikpui la
ŋgɔ la dzi. 4 Eye atike ʋeʋẽe
la ƒe dzudzɔ kple ame kɔkɔewo
ƒe gbedodoɖawo [o]tu tso mawu-
dɔla ƒe asi me yi dziƒo le Mawu
ƒe ŋku me. 5 Eye mawudɔla la
tsɔ dzudzɔdosonu la, eye wòɖe
dzo le vɔsamlekpui la me hede
eme fũ,[r] eye wòtsɔe ƒu gbe ɖe
anyigba, eye dziɖegbewo kple
gbeɖiɖiwo kple dzikedzowo kple
anyigbaʋuʋu va dzɔ.

**Kpẽ ene gbãtɔwo kuku.**

6 Eye mawudɔla adre, siwo lé
kpẽ adre ɖe asi la, dzra wo ɖo-
kui ɖo hena kpẽkuku. 7 Eye ma-
wudɔla gbãtɔa ku kpẽ la,[u] eye
tsikpewo dza, eye dzo kple ʋu
tɔtɔ, eye wotsɔ wo ƒu gbe ɖe
anyigba, eye anyigba ƒe akpa
etɔ̃lia fiã, eye atiwo ƒe akpa etɔ̃lia
fiã, eye gbe mumuwo katã fiã.

a Xez. 9, 4. 6.
b 3, 10; Mat. 24, 21.
d Heb. 9, 14.
e 14, 1. 3.
f 11, 19; 14, 15. 17; 15, 5. 8; 16, 1; 21, 3. 22.
g 5, 6.
h Ps. 23, 2.
i 21, 4; Yes. 25, 8.
k Zax. 2, 17; Xab. 2, 20.
l Mat. 24, 31.
n 6, 9.
o Ps. 141, 2.
p 6, 11.
r Xez. 10, 2.
s 12, 10.
t 5, 11; ta 11, 16.
u Mo. II. 9, [redacted]
v 5, 12.

8 Eye mawudɔla evelia ku kpẽ
la, eye wotsɔ nane, [b]si le abe to
gãa ɖe ene hele bibim kple dzo
la ƒu gbe ɖe atsiaƒu me, eye ƒu
ƒe akpa etɔ̃lia [d]trɔ zu ʋu; 9 eye
nu gbagbe, siwo le atsiaƒu me la,
ƒe akpa etɔ̃lia ku, eye ʋuwo ƒe
akpa etɔ̃lia gbã.
10 Eye mawudɔla etɔ̃lia ku kpẽ
la, [f]eye ɣletivi gãa ɖe, si le bibim
abe kakati ene la, ge tso dziƒo,
eye wòdze tɔsisiwo ƒe akpa etɔ̃-
lia kple tsi dzidziwo dzi. 11 Eye
ɣletivi ma ƒe ŋkɔe nye Apsinto
(enye gbe, si vena abe atsa ene),
eye tɔwo ƒe akpa etɔ̃lia trɔ zu
tsi veve, eye amewo dome ge-
ɖeawo ku le tsiawo ta, le esi
wole vevem akpa la ŋuti.
12 Eye mawudɔla enelia ku kpẽ
la, eye woƒo [g]ɣe ƒe akpa etɔ̃lia
kple ɣleti ƒe akpa etɔ̃lia kpakple
ɣletiviwo ƒe akpa etɔ̃lia, bena
woƒe akpa etɔ̃lia [k]nado viviti, eye
ŋkeke ƒe akpa etɔ̃lia nagaklẽ o,
eye zã hã nenema ke.

**Babadodo na anyigbadzitowo zi etɔ̃.**

13 Eye [l]mekpɔ, eye mese hɔ̃a
ɖe, si le dzodzom le dziƒo titina
la, le gbɔgblɔm kple gbe gãa ɖe
bena: [p]Baba, baba, baba na anyi-
gbadzinɔlawo le mawudɔla etɔ̃,
siwo susɔ le kpẽ ku ge la, ƒe
kpẽkukuwo ƒe ɖiɖi la ŋuti.

**Kpẽkuku atɔ̃lia kple adelia ƒe ɖiɖi kpakple vɔ̃ gbãtɔ kple evelia.**

9 Eye mawudɔla atɔ̃lia ku kpẽ
la, eye mekpɔ [s]ɣletivi, si ge
tso dziƒo la dze anyigba, eye wo-
tsɔ aʋli me [u]vudo ƒe safui ne.
2 Eye wòʋu aʋli me vudo la nu,
eye dzudzɔ tu tso vudo la me
abe kpodzo gãa ɖe ƒe dzudzɔ
ene, eye ɣe kple yame [v]do viviti
le vudo la ƒe dzudzɔ la ŋuti. 3
Eye ʋetsuviwo do go tso dzudzɔ
la me ɖe anyigba la dzi, eye
wona ŋusẽ wo, abe alesi ŋusẽ le
anyigba dzi dziɖegbewo ŋu ene.
4 Eye wogblɔ na wo bena, woa-
gawɔ vɔ̃ anyigba dzi gbe mumu
alo aŋgba alo atia ɖeke o, [y]negbe
amesiwo Mawu ƒe nutrenu mele
ŋgonu na o la ɖeɖeko. 5 Eye
wona ŋusẽ wo be, woagawu wo
o, ke boŋ bene woawɔ fu wo
ɣleti atɔ̃ sɔŋ; eye woƒe fuwɔwɔ
la le abe dziɖegbe ƒe ametete ƒe
fuwɔame ene. 6 Eye [a]le ŋkeke
mawo me la amewo adi ku, eye
womele ekpɔ ge o, eye woadi
vevie be, yewoaku, eye ku asi le
wo gbɔ. 7 Eye [e]ʋetsuviawo ƒe
nɔnɔme le abe sɔ, siwo wodzra
ɖo hena aʋawɔwɔ ene, eye nane
le woƒe ta abe fiakuku, siwo ɖi
sika ene, eye woƒe mo le abe
amewo ƒe mo ene. 8 Eye taɖa
li na wo abe nyɔnuwo ƒe taɖa
ene, eye woƒe aɖuwo le abe dza-
tawo ƒe aɖuwo ene. 9 Eye akɔ-
takpoxɔnu le wo si abe gakɔta-
kpoxɔnu ene, eye woƒe aʋalawo
me ƒe ɖiɖi le abe tasiaɖam kple
sɔ geɖe, siwo le du sim yina aʋa
la ƒe ɖiɖi ene. 10 Eye asike le
wo gɔme abe dziɖegbewo ene,
eye ti le wo nu, eye woƒe ŋusẽ
le woƒe asikewo me, be woawɔ
vɔ̃ amewo ɣleti atɔ̃ sɔŋ.[h] 11 Eye
fiaa ɖe, si nye aʋli me [i]dɔla la,
ɖu wo dzi, eye woyɔ eŋkɔ le
Hebri-gbe me be Abadon, eye
woyɔnɛ le Hela-gbe me be Apo-
lion (gblẽla). 12 Vɔ̃ ɖeka nu va yi;
kpɔ ɖa, [n]vɔ̃ eve gale megbe gbɔna.
13 Eye mawudɔla adelia ku kpẽ
la, eye mese gbea ɖe ɖi tso [o]si-
kavɔsamlekpui, si le Mawu ŋku
me la, ƒe dzo eneawo gbɔ, 14 le
gbɔgblɔm na mawudɔla adelia, si
lé kpẽ la ɖe asi la bena: Tu dɔla
ene, siwo wobla ɖe [r]Frat-tɔsisi
gã la to. 15 Eye wotu dɔla ene,
siwo dzra wo ɖokui ɖo hena ga-
ƒoƒo kple ŋkeke kple ɣleti kpa-
kple ƒe la, bena woawu amewo
ƒe [t]akpa etɔ̃lia. 16 Eye sɔdolawo
ƒe aʋakɔ ƒe xexlẽme le akpe ewo
teƒe akpe ewo teƒe eve; mese
woƒe xexlẽme. 17 Eye ale mekpɔ
sɔwo kple amesiwo do wo la, le
ŋutega me: Wodo akɔtakpoxɔnu,
siwo ɖi dzo, kple akɔtakpoxɔnu
yibɔwo kpakple akɔtakpoxɔnu
dzẽwo, eye sɔawo ƒe ta le abe
dzatawo ƒe ta ene, eye dzo kple
dzudzɔ kpakple dzokpe do go tso
woƒe nu me. 18 Eye wowu amewo
ƒe akpa etɔ̃lia le fuwɔame etɔ̃
siawo me, le dzo kple dzudzɔ
kpakple dzokpe, si do go tso
woƒe nu me la ŋuti. 19 Elabena
sɔawo ƒe ŋusẽ le woƒe nu kple
woƒe asikewo me; elabena woƒe
asikewo le abe dawo ene, eye
ta le wo nu wotsɔna woa vɔ̃e.

[a] Lu. 22, 30.
[b] Yer. 51, 25.
[d] Mo. II. 7, 20. 21.
[e] Yoel 2, 4.
[f] Yes. 14, 12; Dan. 8 10.
[g] 8, 12.
[h] kp. 19.
[i] kp. 1.
[k] Mo. II. 10, 21.
[l] 14, 6.
[n] 8, 13; 11, 14.
[o] 8, 3; Mo. II 30, 1–3.
[p] 9, 12; 11. 14; 12, 12.
[r] 16, 12.
[s] 8, 2.
[t] 8, 7–12.
[u] 20, 1.
[v] Yoel 2, 2. 10.
[y] 7, 3.

20 Eye ame susɔe, siwo fuwɔame
siawo mewu o la, [a]wometrɔ le dzi
me tso wofe asinudɔwɔwɔawo
me o, bena [b]woagasubɔ gbɔgbɔ
vɔ̃wo kple sika- kple klosalo- kple
gadzẽ- kple kpe- kpakple ati-le-
gba, siwo metea ŋu kpɔa nu alo
sea nu alo zɔa azɔli hã o la o.
21 Eye wometrɔ tso wofe hlɔ̃do-
dowo kple wofe afakakawo kple
wofe ahasiwɔwɔwo kpakple wo-
fe fififiwo me o.

Mawudɔla la kple agbalẽ, si Yohanes mi. Dzidegbe adreawo.

**10.** Eye mekpɔ [c]mawudɔla sesẽ
bubua ɖe le ɖiɖim tso dzifo
le alilikpo me, eye [f]anyieɒɔ le
efe ta me, eye efe ŋku me le
abe ɣe ene, eye efe afɔwo le
abe dzosɔtiwo ene, 2 eye agba-
lẽvi, si woʋu la, [g]le esi, eye wò-
tsɔ efe nuɖusifɔ da ɖe atsiaƒu
dzi, eye wòtsɔ emiafɔ da ɖe
anyigba dzi, 3 eye wòdo ɣli kple
gbe gãa ɖe, [l]abe alesi dzata ɖea
gbe ene, eye esime wòdo ɣli la,
dziɖegbe adreawo ɖe wofe gbe
ɖe go. 4 Eye esime dziɖegbe
adreawo ɖe wofe gbe ɖe go la,
medi be, maŋlɔe; eye mese gbea
ɖe tso dzifo le gbɔgblɔm bena:
[p]Tre nusiwo dziɖegbe adreawo
gblɔ la nu, eye megaŋlɔ wo o.
5 Eye mawudɔla, si mekpɔ wòle
tsitre ɖe atsiaƒu kple anyigba dzi
la, do efe nuɖusi ɖe dzifo, 6 eye
[s]wòta amesi le agbe tso mavɔ me
yi ɖe mavɔ me, amesi wɔ dzifo
kple nusiwo le eme kple anyi-
gba kple nusiwo le edzi kpakple
atsiaƒu kple nusiwo le eme la,[u]
bena ɣeyiɣia ɖeke naganɔ anyi o,
7 ke boŋ le [y]mawudɔla adrelia fe
gbeɖeɖeŋkekewo me, esime woa-
ku kpẽ la,[z] woawu Mawu fe nya
ɣaɣla la nu le nyanyuie, si wo-
gblɔ fia efe dɔla, siwo nye nya-
gblɔɖilawo la nu.
8 Eye gbe, si mese tso dzifo
la,[b] gafo nu kplim, eye wògblɔ
bena: Yi [d]nadadxɔ agbalẽvi, si le
ʋuʋu le mawudɔla, si le tsitre ɖe
atsiaƒu kple anyigba dzi la si.
9 Eye meyi mawudɔla la gbɔ yi
ɖagblɔ nɛ be, wòatsɔ agbalẽvi la
nam. Eye wògblɔ nam bena:
[e]Xɔe, eye namii, eye wòaɖu dɔ-
me na wò, ke wòavivi le wò nu
me abe anyitsi ene. 10 Eye mexɔ
agbalẽvi la le mawudɔla la si,
eye memii, eye wòvivi le nye nu
me abe anyitsi ene, eye enumake
esi meɖui la, eɖu dɔme nam.
11 Eye wogblɔ nam bena: Ele
na wò be, nagagblɔ nya ɖi le
dukɔwo kple trɔ̃subɔlawo kple
gbegbɔgblɔwo kple fiawo ŋuti.

Gbedoxɔ la dzidzedze. Wowu ɖasedila eve, eye wogagbɔ agbe wo.

**11.** Eye wotsɔ [d]ɖayeti, si le abe
atitɔɖeŋu ene la, ɖe asi nam
hegblɔ bena: Tsi tre, eye nadzi-
dze mawuxɔ la kple mlekpui la
kpakple amesiwo doa gbe ɖa le
eme la. 2 Eye naɖe xɔxɔnu, si
le gbedoxɔa ŋu la, le eme, eye
megadzidzee o; elabena wotsɔe
na trɔ̃subɔlawo, eye woanyã avuzi
le [h]du kɔkɔe la dzi [i]ɣleti blane vɔ
eve sɔŋ. 3 Eye mana ŋusẽ nye
ɖasedila eve, bena woagblɔ nya
ɖi ŋkeke [k]akpe ɖeka kple alafa
eve kple blaade, eye woanɔ akpa-
nya me. 4 Amesiawo nye [n]amiti
eve kple akaɖiti eve, siwo le tsi-
tre ɖe anyigba fe Aƒetɔ la ŋku
me la. 5 Eye ne amea ɖe di be,
yeawɔ vɔ̃ ɖe wo ŋu la, [o]dzo dona
tsoa wofe nu me, eye wòfiãa
wofe ketɔwo; eye ne amea ɖe di
be, yeawɔ vɔ̃ ɖe wo ŋu la, ele be,
woawui nenema ke. 6 Ŋusẽ le ame-
siawo si be, [r]woatu dzifo nu, bena
tsi magadza le wofe nyagblɔɖiŋke-
keawo me o,[t] eye ŋusẽ le wo si ɖe
tɔwo dzi, be woatrɔ wo woazu
ʋu, eye be woatsɔ fuwɔame tsyo
fomevi aƒo anyigba la zi geɖe,
alesi wolɔ̃. 7 Eye ne wowu wofe
ɖaseɖiɖi nu vɔ la, ekema [v]lã, si
do tso aʋli me la, awɔ aʋa kpli
wo, eye wòaɖu wo dzi, eye wòa-
wu wo. 8 Eye wofe ŋutilã ku-
kuwo anɔ [a]du gã la fe ablɔ me;
woyɔ du sia le lododo me bena:
Sodom kple Egipte, afisi hã wo-
klã wofe Aƒetɔ ɖe ati ŋu le.
9 Eye dukɔwo fe fomeawo kple
gbegbɔgblɔwo kpakple trɔ̃subɔ-
lawo dometɔa ɖewo lakpɔ wofe
ŋutilã kukuawo ŋkeke etɔ̃ kple
afã, eye womaɖe mɔ be, woaɖi
wofe ŋutilã kukuawo o. 10 Eye
anyigbadzinɔlawo lakpɔ dzidzɔ le
wo ŋuti, eye woagli kple dzidzɔ,
eye woaɖo nunanawo ɖe wo nɔe-

[a] 16, 9. 11.
[b] Kor. I. 10, 20.
[d] Xez. 40, 3; Zax. 2, 5. 6.
[e] 5, 2.
[f] 4, 3.
[g] 5, 1.
[h] Lu. 21, 24.
[i] kp. 3; ta 12, 6. 14; 13, 5.
[k] kp. 2.
[l] Yer. 25, 30; Hos. 11, 10; Am. 1 2.
[n] Zax. 4, 3. 11 v. 14.
[o] Fia. II. 1, 10.
[p] Dan. 8, 26; 12, 4. 9.
[r] Fia. I. 17, 1.
[s] Dan. 12, 7.
[t] Mo. II. 7, 19. 20.
[u] kpo 6, 11.
[v] 13, 1. 7; 17, 8.
[y] 11, 15.
[z] 17, 17; Dɔ. 3, 21.
[a] 16, 19; Yes. 1. 9. 10; Lu. 13, 34.
[b] kp. 4.
[d] kp. 2.
[e] Xez. 3, 1—3.

wo; elabena nenem nyagblɔɖila
eve siawo wɔ fu amesiwo nɔ anyi-
gba la dzi. 11 Eye ŋkeke etɔ̃
kple afã megbe la agbegbɔgbɔ
tso Mawu gbɔ ge ɖe wo me, eye
wotsi tre ɖe woƒe afɔwo dzi, eye
vɔvɔ̃ gãa ɖe va dze amesiwo kpɔ
wo la dzi. 12 Eye wose gbe gãa
ɖe tso dziƒo le gbɔgblɔm na wo
bena: [d]Miva dziƒo afii! Eye woyi
dziƒo le alilikpo me, eye woƒe fu-
tɔwo kpɔ wo ɖa. 13 Eye le ga-
ƒoƒo kema ke me la anyigba ʋu-
ʋu ŋutɔ, eye du la ƒe akpa ewo-
lia mu dze anyi, eye wowu ame
akpe adre le anyigbaʋuʋu la me,
eye susɔeawo vɔ̃ ŋutɔ, eye wotsɔ
ŋutikɔkɔe na dziƒo Mawu la. 14
[i]Vɔ̃ evelia nu va yi, kpɔ ɖa, [k]vɔ̃
etɔ̃lia gbɔna kaba.

Kpẽ adrelia kuku.

15 Eye mawudɔla adrelia ku
kpẽ la, eye gbe gãwo ɖi le dziƒo
le gbɔgblɔm bena: [l]Xexemefia-
ɖuƒe la trɔ zu mía Aƒetɔ kple
eƒe Kristo la tɔ, eye wòaɖu fia
tso mavɔ me yi ɖe mavɔ me.
16 Eye amegã xoxo [o]blave vɔ ene,
siwo bɔbɔ nɔ woƒe zikpuiwo dzi
le Mawu ƒe ŋku me la, [p]tsyɔ woƒe
mo anyi, eye wodo gbe ɖa na
Mawu 17 le gbɔgblɔm bena: Míeda
akpe na wò, [s]Aƒetɔ, Mawu ŋusẽ-
katãtɔ, wò amesi li, eye nènɔ
anyi; elabena èxɔ wò ŋusẽ gã.
eye nèɖu fia. 18 Eye dzi ku du-
kɔwo, eye [u]wò dziku va, eye ame
kukuwo ƒe ɣeyiɣi la ɖo, bene
woadrɔ̃ ʋɔnu wo, eye be nana
fetu wò dɔla, siwo nye nyagblɔ-
ɖilawo, kple ame kɔkɔewo kple
amesiwo vɔ̃a wò ŋkɔ la, ɖeviwo
kple ame tsitsiwo, eye be natsrɔ̃
amesiwo gblẽa anyigba la. 19 Eye
woʋu [z]mawuxɔ, si le dziƒo, eye
wokpɔ eƒe nubabladaka le eƒe xɔ
la me, eye [a]dzikedzowo kple gbe-
ɖiɖiwo kple dziɖegbewo kple anyi-
gbaʋuʋu kple tsikpe gãwo va dzɔ.

Nyɔnu, si do ɣe kple ʋɔ driba. Mixael ƒe aʋawɔwɔ kple ʋɔ driba la.

12. Eye wokpɔ dzesi gãa ɖe le
dziƒo: Nyɔnua ɖe do ɣe, eye
ɣleti le eƒe afɔ te, eye ɣleti
wuieve ƒe fiakuku le eta, 2 eye
fu le eƒo, eye wòle ɣli dom le
[c]fuɖuame ŋuti, eye vidzidzi nye
dɔ nɛ. 3 Eye wokpɔ dzesi bubua
ɖe le dziƒo, eye kpɔ ɖa, "ʋɔ dri-
ba dzĩ gãa ɖe, si ta adre kple
dzo ewo li na, eye fiakuku adre
le eƒe tawo. 4 Eye eƒe asike he
[b]dziƒoɣletiviwo ƒe akpa etɔ̃lia, eye
wòtsɔ wo ƒu gbe ɖe anyigba.
Eye ʋɔ driba la tsi tre ɖe nyɔnu,
si le vi dzi ge la, ƒe ŋku me, bena
ne edzi via ko la, ne yeatsɔe ami.
5 Eye wòdzi ŋutsuvi, [e]si latsɔ ga-
tikplɔ akplɔ dukɔwo katã; eye
wotsɔ via yi Mawu kple eƒe fia-
zikpui la gbɔ. 6 Eye nyɔnu la
[f]si yi gbedzi, afisi Mawu dzra te-
ƒea ɖe ɖo ɖi nɛ le, bena woanyii
le afima ŋkeke [g]akpe ɖeka alafa
eve kple blaade.
7 Eye aʋa dzɔ le dziƒo: [h]Mi-
xael kple eƒe dɔlawo yi aʋa wɔ
ge kple ʋɔ driba la. Eye ʋɔ
driba kple eƒe dɔlawo wɔ aʋa
la, 8 eye womeɖu dzi o, eye wo-
megakpɔ woƒe teƒe hã le dziƒo o.
9 Eye wotsɔ ʋɔ driba gã, si nye
da xoxo la, esi woyɔna be: Abo-
sam kple Satana, amesi nye xe-
xeame katã blela la, [n]ƒu gbe, eye
wotsɔe ƒu gbe ɖe anyigba, eye
wotsɔ eƒe dɔlawo hã ƒu gbe
ɖe anyi hekpe ɖe eŋuti. 10 Eye
mese gbe gãa ɖe le dziƒo le
gbɔgblɔm bena: [r]Azɔ xɔname
kple ŋusẽ kpakple fiaɖuƒe la zu
mía Mawu la tɔ, eye ŋusẽ la zu
eƒe Kristo la tɔ; elabena wotsɔ
mía nɔviwo nutsola, [t]si nɔa wo nu
tsom le Mawu ƒe ŋku me zã kple
keli la, ƒu gbe. 11 Eye [v]woɖu
edzi [y]to alẽvi la ƒe ʋu kple woƒe
ɖaseɖiɖi ƒe nya la me, eye wo-
melɔ̃ woƒe agbe o vaseɖe ku me.
12 Eyata dzi nedzɔ mi, mi dziƒo-
wo kple amesiwo nɔ wo me la!
Baba na anyigba kple atsiaƒu;
elabena Abosam ɖi va mia gbɔ,
eye dzi le ekum ŋutɔ; elabena
enyae be, vovoɣi via ɖe ko yekpɔ.
13 Eye esime ʋɔ driba la kpɔ
bena, wotsɔ ye ƒu gbe ɖe anyi-
gba la, eti nyɔnu, si dzi ŋutsuvi
la yome. 14 Eye wotsɔ hɔ̃ gãa
ɖe ƒe aʋala eve na nyɔnu la,[b]
bena wòadzo ayi gbedzi ayi ɖe
teƒe, [d]afisi woanyii le ɣeyiɣia ɖe
kple ɣeyiɣiwo kpakple ɣeyiɣi afã
tso da la ƒe ŋku me. 15 Eye da
la tu tsi tso eƒe nu me ɖe nyɔ-
nua yome abe tɔsisi ene, bene
tɔsisi la nalée ayii. 16 Ke anyi-

[a] kp. 9.
[b] Dan. 8, 10.
[d] Fia. Ii. 2, 11.
[e] Ps. 2, 9; ta 19, 15.
[f] Mat. 2, 13.
[g] 11, 2. 3.
[h] Dan. 10, 13. 21; 12, 1.
[i] 9, 12.
[k] kp. 15; 12, 12.
[l] Dan. 2, 44; 7, 27; Zax. 14, 9.
[n] Lu. 10, 18; Yoh. 31, 13; Mo. I. 3, 1. 14.
[o] 4, 4. 10.
[p] 7, 11.
[r] 11, 15.
[s] 4, 8.
[t] Hi. 1, 11; Zax. 3, 1; Lu. 22, 31.
[u] 15, 1; Ps. 2, 1. 5. 12.
[v] Ro. 8, 37; ta 7, 14.
[y] kp. 17.
[z] 15, 5.
[a] 4, 5.
[b] kp. 6.
[d] Dan. 7, 25; 12, 7.
[c] Mi. 4, 10.

gba xɔ na nyɔnua, eye anyigba
ke nu, eye wòno tɔsisi, si ʋɔ dri-
ba la tu tso eƒe nu me la. 17 Eye
dzi ku ʋɔ driba la ɖe nyɔnua
ŋuti, eye wòdzo yi aʋa wɔ ge
kple nyɔnua ƒe ƒome, siwo susɔ,
amesiwo [e]lèa Mawu ƒe seawo me
ɖe asi, [f]eye Yesu ƒe ɖaseɖiɖi le
wo si la.

Lã, si ta adre li nɛ la, do go tso ƒu me.

13. Eye metsi tre ɖe ƒutake la
dzi, eye mekpɔ [h]lãa ɖe le
dodom tso atsiaƒu me, eye dzo
ewo kple ta adre li nɛ, eye fia-
kuku ewo le eƒe dzoawo dzi, eye
busuŋkɔwo le eƒe tawo ŋu. 2 Eye
lã, si mekpɔ la, le abe lãkle ene,
eye eƒe afɔwo le abe sisiblisi ƒe
afɔwo ene, eye eƒe nu le abe
dzata ƒe nu ene; [k]eye ʋɔ driba
la tsɔ eƒe ŋutete kple eƒe fiazi-
kpui kpakple eƒe ŋusẽ gã nɛ.
3 Eye eƒe tawo dometɔ ɖeka le
abe kubi wode eŋu ene, eye wo-
wɔ eƒe kubi la nɛ wòku; [m]eye xe-
xeame katã ƒe mo wɔ yaa le lã la
yome. 4 Eye wode ta agu na
ʋɔ driba la; elabena etsɔ eƒe
ŋusẽ na lã la, eye wode ta agu
na lã la le gbɔgblɔm bena: Ame-
kae le abe lã la ene, eye amekae
ate ŋu awɔ aʋa kplii mahã?
5 Eye wotsɔ [o]nu, si gblɔa nya
gãwo kple busunyawo la nɛ,[r] eye
wotsɔ ŋusẽ nɛ, be wòanɔ dɔ dzi
ɣleti blane vɔ eve. 6 Eye wòke
nu ɖe asi busunyagbɔgblɔ me ɖe
Mawu ŋuti, be yeado busu eƒe
ŋkɔ kple eƒe agbadɔ kpakple
amesiwo nɔa dziƒo. 7 Eye [s]wona
ŋusẽe, be wòawɔ aʋa kple ame
kɔkɔewo, eye ne wòaɖu wo dzi,
eye wona ŋusẽe ɖe to sia to kple
dukɔ sia dukɔ kple gbegbɔgblɔ
sia gbegbɔgblɔ kpakple trɔ̃subɔ-
lawo katã dzi. 8 Eye [v]anyigba-
dzinɔla, siwo katã ƒe ŋkɔwo wo-
meŋlɔ ɖe alẽvi, si wowu la, ƒe
[z]agbegbalẽa me [a]tso xexeame ƒe
gɔmeɖoɖoanyi me o la, woasu-
bɔe. 9 Amesi to li na la, nesee!
10 Ne [b]amea ɖe de ame gaxɔ me
la, woade eya hã gaxɔ me; ne
amea ɖe wu ame kple yi la, ele
be, woawu eya hã kple yi.[c] Afii
ame kɔkɔewo ƒe dzidodo kple
woƒe xɔse le.

a 16, 13. — b Mat. 7, 15. — d kp. 2. 4. 5. 7. — e 14, 12. — f 19, 10; Yoh. I. 5, 10. — g Mat. 24, 24; Tes. II. 2, 9. 10; Fia. I. 18, 24 v. 39. — h 11, 7; 17, 2. 3. 12; Dan. 7, 7. — i Mo. V. 13, 2-4. — k 12, 3. — l 19, 20. — m 17, 8. — o Dan. 7, 8. — p 17, 9; ta 15, 2. — r 11, 2; 12, 6. 14. — s 11, 7; Dan. 7, 21. — t 7, 4. — u 3, 12. — v 12, 12. — y 1, 5. — z 3, 5. — a 17, 8. — b Mat. 26, 52. — d 5, 9. — e 14, 12.

Lã, si dzo eve le ta na la, do go tso anyigba me.

11 Eye [a]mekpɔ lã bubua ɖe le
dodom tso anyigba me, eye dzo
eve li nɛ [b]abe alẽvi tɔ ene, eye
wòƒo nu abe ʋɔ driba la ene.
12 Eye wòwɔ lã gbãtɔ ƒe [d]ŋusẽ-
dɔwo katã le eƒe ŋku me. Eye
wòwɔ anyigba la kple amesiwo
nɔ edzi la bena, woadze klo asu-
bɔ lã gbãtɔ, si ƒe kubi wowɔ wò-
ku la. 13 Eye wòwɔ [g]dzesi gãwo
bena, wòna dzo gɔ̃ hã ge tso
dziƒo dze anyigba le amewo ƒe
ŋku me. 14 Eye wòble anyigba-
dzinɔlawo [i]le dzesi, si wotsɔ nɛ,
be wòawɔ le lã la ƒe ŋku me la
ŋuti hele gbɔgblɔm na anyigba-
dzinɔlawo bena, woawɔ legba ɖe
lã, si ŋu wode abii kple yi, eye
wòle agbe la ƒe nɔnɔme me nɛ.
15 Eye wona ŋusẽe, be wòatsɔ
gbɔgbɔ na lã la ƒe legba, bena
lã la ƒe legba naƒo nu hã, eye
wòawɔ bena, woawu ame geɖe,
alesi nu medze klo subɔ lã la ƒe
legba o. 16 Eye wòwɔ bena,[l]
woade dzesi amewo katã, ɖeviwo
kple ame tsitsiwo kple kesinɔtɔ-
wo kple ame dahewo kple ablɔ-
ɖeviwo kple kluviwo ƒe nuɖusi
alo woƒe ŋgonu, 17 bena amea
ɖeke magate ŋu aƒle nu alo adzra
nu o, negbe amesi ŋu lã la ƒe
ŋkɔ alo eƒe ŋkɔ ƒe xexlẽme ƒe
dzesi le la ko. 18 Afii [p]nunya le!
Amesi ke si gɔmesese le la, nebu
lã la ƒe xexlẽme kpɔ; elabena
ame ƒe xexlẽme wònye, eye eƒe
xexlẽme enye alafa ade kple
blaade vɔ ade.

Ame 144000 le Zion-to dzi.

14. Eye mekpɔ, eye kpɔ ɖa, alẽvi
la le tsitre ɖe Zion-to la dzi,[t]
eye ame akpe alafa ɖeka blane
vɔ ene,[u] siwo ƒe ŋgonu woŋlɔ eƒe
ŋkɔ kple Fofoa ƒe ŋkɔ ɖo la, le
eŋu. 2 Eye mese gbea ɖe tso
dziƒo [y]abe tsi geɖewo ƒe gbeɖiɖi
ene, eye abe dziɖegbe seséa ɖe
ƒe gbeɖiɖi ene, eye gbe, si mese
la, le abe saŋkuƒola, siwo le woƒe
saŋkuwo ƒom la, ƒe gbeɖiɖi ene.
3 Eye wodzi [d]ha yeyea ɖe le fia-
zikpui la kple nu gbagbe eneawo
kpakple amegã xoxoawo ƒe ŋku
me; eye amea ɖeke mete ŋu srɔ̃
hadzidzi la o, negbe ame akpe
alafa ɖeka blane vɔ ene, siwo

wofle tso anyigba dzi la koe.
4 Nenem me siawo nye amesiwo
mefo ɖi wo ɖokui kple nyɔnuwo
o; elabena [b]ɖetugbiwo wonye.
Amesiawo dzea Alẽvi la yome
yia afisiafi, si wòyina.[c] Amesiawo
la wofle wo tso amewo dome, be
woanye ŋgɔgbetɔwo na Mawu
kple alẽvi la. 5 Eye womekpɔ
aʋatsokakaa ɖeke le wofe nu me
o; elabena wonye mokaka manɔ-
ŋutɔwo.

Mawudɔla kple nyanyuie la.

6 Eye mekpɔ [g]mawudɔla bubua
ɖe le dzodzom le dzifo titina, eye
wòlé nyanyuie mavɔ ɖe asi, be
yeagblɔ afia anyigbadzinɔlawo
kple trɔ̃subɔlawo katã kple to sia
to kple gbegbɔgblɔ sia gbegbɔ-
gblɔ kpakple dukɔ sia dukɔ, 7 eye
wòle gbɔgblɔm kple gbe gã be-
na: Mivɔ̃ Mawu, eye mitsɔ ŋuti-
kɔkɔe nɛ; elabena efe ʋonudɔ-
drɔ̃gafofo la ɖo, eye mide ta agu
na amesi wɔ dzifo kple anyigba
kple atsiafu kple tsi dzidziwo.
8 Eye mawudɔla bubu, si nye
evelia la, dze eyome le gbɔgblɔm
bena: [i]Emu, Babilon gã la mu!
Du, si na dukɔwo katã no efe
ahasiwɔwɔ fe dɔmedzoe fe aha la.
9 Eye mawudɔla bubu, si nye
etɔ̃lia la, dze wo yome le gbɔ-
gblɔm kple gbe gã bena: Ne
amea ɖe de ta agu na lã la kple
efe legba, eye wòxɔ efe dzesi ɖo
efe ŋgonu alo efe [n]asi ŋu la,
10 eya lano Mawu fe dɔmedzoe
fe [o]aha, si wometɔtɔ kɔ ɖe efe
dɔmedzoekplu la me o, eye woa-
tsɔ dzo kple dzokpe [r]awɔ fui le
mawudɔla kɔkɔeawo kple alẽvi
la ŋku me. 11 Eye wofe fuwɔwɔ
fe [s]dzudzɔ la tu le dzifo yim tso
mavɔ me yi ɖe mavɔ me, eye
amesiwo de ta agu na lã la kple
amesi ke xɔ efe ŋkɔ fe dzesi la,
womakpɔ dzudzɔ zã kple keli o.
12 [y]Afii ame kɔkɔe, [z]siwo léa
Mawu fe seawo kple Yesu fe dzi-
xɔse me ɖe asi la, fe dzidodo le.
13 Eye mese gbea ɖe tso dzifo
le gbɔgblɔm bena: Ŋlɔ bena:
Woayra ame kuku, siwo ku le
Afetɔ la me tso esia dzi heyina;
ẽ, Gbɔgbɔ la gblɔ bena, [f]woa-
dzudzɔ wo ɖokui tso wofe agba-
gbadzedzewo me, elabena wofe
dɔwɔwɔwo dze wo yome.

[a] Dan. 7, 13.
[b] Kor. II. 11, 2; Ef. 5, 27.
[d] Mat. 13, 39. 41.
[e] 5, 9.
[f] Yoel 4, 13.
[g] 8, 13.
[h] kp. 15.
[i] 18, 2; Yes. 21, 9; Yer. 51, 7. 8.
[k] 19, 15.
[l] Yes. 63, 3.
[n] 13, 12–17.
[o] 16, 19; Yer. 25, 15.
[p] 12, 1. 3.
[r] 19, 20.
[s] 19, 3.
[t] 11, 18.
[u] 4, 6.
[v] 13, 15. 18.
[y] 13, 10.
[z] 12, 17.
[a] 5, 8.
[b] Mo. II. 15, 1. 11.
[d] 5, 9. 12.
[e] Ps. 145, 17; Yer. 10, 6. 7.
[f] Yes. 57, 2; Heb. 4, 10.

Dzidzɔ nuŋeŋe kple keleme dziŋɔ.

14 Eye mekpɔ ɖa, mekpɔ [a]alilikpo
ɣia ɖe, eye amea ɖe bɔbɔ nɔ ali-
likpo la dzi abe amegbetɔvi ene,
eye sikafiakuku le eta, [d]eye hɛ
gobɛ ɖaɖɛa ɖe le esi. 15 Eye
mawudɔla bubua ɖe do tso gbe-
doxɔ me le ɣli dom kple gbe gã
ɖo ɖe amesi bɔbɔ nɔ alilikpo la
dzi la bena: [f]Do wò hɛ gobɛ la
ɖa, ne naya nu; elabena nuŋeɣi
ɖo, eye anyigba dzi nuwo ɖi!
16 Eye amesi bɔbɔ nɔ alilikpo la
dzi la, do efe hɛ gobɛ ɖe anyigba
dzi, eye wòya anyigba dzi nuwo.
17 Eye mawudɔla bubua ɖe do
tso gbedoxɔ, si le dzifo la me,
eye eya hã lé hɛ gobɛ ɖaɖɛa ɖe
ɖe asi. 18 Eye mawudɔla bubua
ɖe, si kpɔ ŋusẽ ɖe dzo dzi la, do
tso vɔsamlekpui la me, eye wòdo
ɣli kple gbe gãa ɖe ɖo ɖe amesi
lé hɛ gobɛ ɖaɖɛ ɖe asi la bena:
[h]Do wò hɛ gobɛ ɖaɖɛ la ɖa, ne
nalã anyigba dzi weinka fe kpo-
wo; elabena efe kutsetseawo ɖi!
19 Eye mawudɔla la do efe hɛ
gobɛ ɖe anyigba dzi, eye wòtso
anyigba dzi weinka fe kutsetsea-
wo, eye wòtsɔ wo [k]ɖa ɖe Mawu
fe dɔmedzoe fe weinfiãnu gã la
me. 20 Eye [l]wofanya weintsetsea-
wo kple afɔ le dua godo, eye ʋu
do le weinfiãnu la me le ɖoɖom
vaseɖe keke sɔwo fe numega
ŋuti ke, eye wòde stadio akpe
ɖeka kple alafa ade.

Hadzilawo le ahũhɔ̃efu ŋu.

15. Eye mekpɔ [p]dzesi bubu le
dzifo, si lolo, eye wòwɔ nu-
ku: mawudɔla adre lé fuwɔame
mamletɔ adreawo ɖe asi; elabena
woawo me [t]wowu Mawu fe dɔ-
medzoe la nu le.
2 Eye mekpɔ atsiafu wòle [u]abe
ahũhɔ̃e, si me biã hẽ abe dzo
ene la ene; [v]eye amesiwo ɖu lã
la kple efe legba kpakple efe
ŋkɔ fe xexlẽme dzi la, le tsitre
ɖe atsiafu ɖiahũhɔ̃e la nu, [a]eye
Mawu fe saŋkuwo le wo si. 3
Eye [b]wole Mose, Mawu fe dɔla,
[d]fe ha kple alẽvi la fe ha dzim
hele gbɔgblɔm bena: [e]Afetɔ, Ma-
wu ŋusẽkatãtɔ, gã kple nuku nye
wò dɔwɔwɔwo; wò dukɔwo dzi
fia la, dzɔdzɔe kple nyatefe enye
wò mɔwo! 4 Afetɔ, amekae mavɔ̃

wò o, eye makafu wò ŋkɔ la o
mahã? Elabena wò ɖeka hõ koe
le kɔkɔe; [b]elabena dukɔwo katã
woava ade ta agu le ŋkuwò me;
elabena woɖe wò nu dzɔdzɔewɔ-
wɔwo ɖe go fia.

**Fuwɔame adre mlɔetɔwo. Dzadzrado bena dɔmedzoekplu adreawo kɔkɔdanyi.**

5 Eye esia megbe la mekpɔ,
eye ɖaseɖiɖi ƒe agbadɔ la ƒe gbe-
doxɔ le [f]ʋuʋu le dziƒo; 6 eye
mawudɔla adre, siwo lé fuwɔame
adreawo ɖe asi la, do go tso gbe-
doxɔ la me, [h]eye wodo aklalabi-
ɖibiɖiwu dzadzɛ, si le dzo sim
kaŋkaŋ la, eye wotsɔ sikalidzi-
blanu bla woƒe akɔtawo. 7 Eye
[k]nu gbagbe eneawo dometɔ ɖeka
tsɔ sikakplu adre, siwo Mawu, si
le agbe tso mavɔ me yi ɖe mavɔ
me la, [n]ƒe dɔmedzoe yɔ taŋtaŋ la,
na mawudɔla adreawo. 8 Eye dzu-
dzɔ, [o]si tso Mawu ƒe ŋutikɔkɔe
kple eƒe ŋusẽ gbɔ la, yɔ gbedo-
xɔ la me taŋ, eye amea ɖeke me-
te ŋu ge ɖe gbedoxɔ la me o,
vaseɖe esime wowu mawudɔla
adreawo ƒe fuwɔame adreawo nu.

**Mawudɔla adre kɔ Mawu ƒe dɔmedzoekpluwo ɖe anyi.**

16. Eye mese gbe gãa ɖe tso
gbedoxɔa me le gbɔgblɔm
na mawudɔla adreawo bena: Mi-
heyi, ne miatrɔ Mawu ƒe [y]dɔme-
dzoekpluawo akɔ ɖe anyigba dzi.
2 Eye gbãtɔa yi, eye wòtrɔ eƒe
kplu la kɔ ɖe anyigba dzi, [a]eye
ƒoƒoe vɔ̃, si vena ŋutɔ la, ƒo ame-
siwo ŋu lã la ƒe dzesi le kple
amesiwo de ta agu na eƒe le-
gba la.
3 Eye mawudɔla evelia trɔ eƒe
kplu la kɔ ɖe atsiaƒu me, eye wò-
trɔ zu abe ame kukua ɖe ƒe ʋu
ene, eye nu gbagbe sia nu gba-
gbe, si le ƒua me la ku.[e]
4 Eye mawudɔla etɔ̃lia trɔ eƒe
kplu la kɔ ɖe tɔsisiwo kple tsi
dzidziwo me, [g]eye wotrɔ zu ʋu.
5 Eye mese tsiawo ƒe mawudɔla
le gbɔgblɔm bena: Wò amesi li,
eye nènɔ anyi, wò kɔkɔetɔ la,
wòe nye dzɔdzɔetɔ, le esi nèdrɔ̃a
ʋɔnu ale la ŋuti; 6 elabena wo-
trɔ ame kɔkɔewo kple nyagblɔ-
ɖilawo ƒe ʋu kɔ ɖe anyi, eye
nètsɔ ʋu na wo, bena woano, eye
wòdze wo nenema. 7 Eye mese

a 8, 13.
b Ps. 86, 9.
d 19, 2.
e kp. 11. 21.
f 11, 19.
g 8, 20. 21.
h 1, 13.
i Mo. II. 10, 21; Yes. 8, 21. 22.
k 4, 6—8.
l kp. 9.
n 14, 10.
o Mo. II. 40, 34; Fia. I. 8, 10; Yes. 6, 4; Xez. 44, 4.
p Yes. 11, 15. 16.
r 12, 9.
s 13, 1.
t 13, 11; Mo. II. 6, 3; kpɔ Fia. 22, 21—23.
u 13, 13.
v 19, 19.
y 15, 7.
z Tes. I. 5, 2.
a Mo. II. 9, 10. 11.
b 3, 18.
d Wɔn. 5, 19. 21; Fia. II. 9, 27; 23, 29; Zax. 12, 11.
e Mo. II. 7, 18-21.
f 4, 5; 8, 5; 11, 19.
g Mo. II. 7, 19-24.
h 11, 8.
i 14, 10.
k 6, 14; 20, 11.

[a]vɔsamlekpui la le gbɔgblɔm be-
na: Ẽ, Aƒetɔ, Mawu ŋusẽkatãtɔ
la, [d]nyateƒe kple dzɔdzɔe nye wò
ʋɔnudɔdrɔ̃wo.
8 Eye mawudɔla enelia trɔ eƒe
kplu la kɔ ɖe ɣe dzi, eye wona
ŋusẽe be, wòatsɔ dzo afiã ame-
wo. 9 Eye dzoxɔxɔ gã ŋutɔ ɖu
amewo, [e]eye wode busu Mawu ƒe
ŋkɔ, si kpɔ ŋusẽ ɖe fuwɔame sia-
wo dzi, [g]eye wometrɔ le woƒe dzi
me, bene woatsɔ kafukafu nɛ o.
10 Eye mawudɔla atɔ̃lia trɔ eƒe
kplu la kɔ ɖe lã la ƒe zikpui dzi,
[i]eye eƒe fiaɖuƒe do viviti, eye wo-
ɖu aɖe le fukpekpe la ta, 11 eye
wodo busu dziƒo Mawu la le wo-
ƒe fukpekpe kple woƒe ƒoƒoeawo
ta, eye wometrɔ tso woƒe nuwɔ-
nawo me o.[l]
12 Eye mawudɔla adelia trɔ
eƒe kplu la kɔ ɖe Frat-tɔsisi gã
la dzi, [p]eye eme tsi la mie, bene
woadzra mɔ ɖo na ɣedzeƒefiawo.
13 Eye mekpɔ gbɔgbɔ makɔma-
kɔ etɔ̃, siwo le abe akpɔkplɔwo
ene la, do go tso [r]ʋɔ driba la
kple [s]lã la kpakple [t]aʋatsonya-
gblɔɖila ƒe nu me; 14 elabena
wonye gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe gbɔgbɔ,
[u]siwo nɔa dzesiwo wɔm, eye wo-
nɔa xexeame katã ƒe fiawo gbɔ
yim, bena woaƒo wo nu ƒu hena
Mawu, ŋusẽkatãtɔ la, [v]ƒe ŋkeke
gã la ƒe aʋawɔwɔ. 15 Kpɔ ɖa,
[z]megbɔna abe fiafitɔ ene; woayra
amesi nɔa ŋudzɔ, eye wòdzra eƒe
awuwo ɖo, [b]bene wòagazɔ ama-
ma, eye woakpɔ eƒe ŋukpeƒe o.
16 Eye woƒo wo nu ƒu ɖe teƒe,
si woyɔna le Hebri-gbe me bena
[d]Harmagedon.
17 Eye mawudɔla adrelia trɔ
eƒe kplu la kɔ ɖe ya me, eye
gbe gãa ɖe ɖi tso gbedoxɔa me
tso fiazikpui la gbɔ le gbɔgblɔm
bena: Wowɔe vɔ! 18 Eye [f]dzi-
kedzowo kple gbeɖiɖiwo kple dzi-
ɖegbewo kple anyigbaʋuʋu gãa
ɖe, si tɔgbe meva kpɔ, tso esi-
me amewo le anyigba dzi o la,
va dzɔ, ale anyigbaʋuʋu gã ŋutɔ
sia tɔgbe va dzɔ. 19 Eye [h]du
gã la mã ɖe akpa etɔ̃ me, eye
dukɔwo ƒe duwo mu; eye woɖo
ŋku Babilon gã la dzi le Mawu
ƒe ŋku me, [i]bene woana eƒe dɔ-
medzoedziku ƒe ahakplui, ne wòa-
no. 20 Eye [k]ƒukpowo katã si, eye

womegakpɔ towo o. 21 Eye tsi-
kpe gã, [a]siwo ƒe kpekpeme anɔ
talento ɖeka la, dza tso dziƒo hlẽ
ɖe amewo dzi, [b]eye amewo do
busu Mawu le tsikpeawo ƒe fu-
wɔame la ŋuti; elabena woƒe fu-
wɔame la nu sẽ ŋutɔ.

Babilon gã la; nyɔnu, si le lã dzi; le Alẽvi la ŋuti.

17. Eye [f]mawudɔla adre, siwo
si kplu adreawo nɔ la, do-
metɔ ɖeka ƒo nu kplim gblɔ be-
na: Va afii, ne mafia gbolo gã, si
bɔbɔ nɔ tsi geɖewo dzi la, ƒe ʋɔ-
nudɔdrɔ̃ wò; 2 amesia kple anyi-
gba dzi fiawo wɔ ahasi, [h]eye wò-
na anyigbadzinɔlawo mu eƒe aha-
siwɔwɔ ƒe aha la. 3 Eye wò-
kplɔm heyi gbedzi le gbɔgbɔ me,
eye mekpɔ nyɔnua ɖe bɔbɔ nɔ
lã dzẽa ɖe, [n]si ta adre kple dzo
ewo li na, eye busuŋkɔwo le eŋu-
ti fũ la dzi. 4 Eye [o]nyɔnu la do
aɖabɛwu kple awu dzĩ, eye wò-
wɔ leke kple sika kple kpe xɔasi
kple adzagbawo, [r]eye sikakplu,
si me yɔ fũ kple ŋunyɔnuwo kple
eƒe ahasiwɔwɔ ƒe makɔmakɔnye-
nye la, le esi. 5 Eye woŋlɔ ŋkɔ,
[t]si nye nya ɣaɣla la, ɖe eƒe ŋgo-
nu bena: [u]Babilon gã la, gbolo-
wo kple anyigba dzi ŋunyɔnuwo
ƒe dada. 6 Eye mekpɔ nyɔnu la
mu ame kɔkɔewo ƒe ʋu kple Ye-
su ƒe ɖaseɖilawo ƒe ʋu. Eye esi-
me mekpɔe la, nye mo wɔ yaa
geɖe ŋutɔ.[z]
7 Eye mawudɔla la gblɔ nam
bena: Nukaŋuti wò mo wɔ yaa ɖo
mahã? Magblɔ nyɔnu la kple lã,
si le etsɔm, eye ta adre kple dzo
ewo li nɛ la, ŋu nya ɣaɣla afia
wò. 8 Lã, si nèkpɔ la, [d]enɔ anyi,
[e]eye megali o, eye wòle dodo ge
atso aʋli me, eye wòayi ɖe gbe-
gblẽ me. Eye ne anyigbadzinɔla,
siwo ƒe ŋkɔwo womeŋlɔ ɖe [h]agbe-
gbalẽa me tso xexeame ƒe gɔme-
ɖoɖoanyi me o la, akpɔ lã la ɖa,
alesi wònɔ anyi, eye megali o,
eye wòagava la, woƒe mo awɔ
yaa. 9 Afii [k]gɔmesese, si me nu-
nya le la, hiã le: [l]Ta adreawo
nye to adre, siwo dzi nyɔnu la
bɔbɔ nɔ, 10 eye wonye fia adre:
Wo ame atɔ̃ dze anyi, eye ɖeka
li, mamletɔ la meva haɖe o, eye
ne eva la, ele nɛ be, wòanɔ anyi

[a] Mo. li. 9, 23.
[b] kp. 9.
[d] kp. 8; 19, 20.
[e] 13, 1; Dan. 7, 20. 24.
[f] 15. 1.
[g] 19. 16.
[h] 14. 8; 18, 3.
[i] 19. 14.
[k] kp. 1.
[l] Yes. 8, 7; Yer. 47. 2.
[n] 13, 1.
[o] Xez. 28. 13. 16.
[p] kp. 12. 13.
[r] Yer. 51. 7.
[s] 18, 8.
[t] Tes. II. 2, 7.
[u] 14. 8; 16, 19; Dan. 4, 27.
[v] 10, 7.
[y] 18, 10.
[z] 18, 24.
[a] 10, 1.
[b] Xez. 43, 2.
[d] 13, 1. 2.
[e] 13, 3.
[f] 14, 8.
[g] Yes. 13, 21; 34. 11. 13; Yer. 50, 39.
[h] 2, 5.
[i] Yer. 51. 7; Nax. 3, 4.
[k] 13, 18.
[l] 13, 1.
[n] Yes. 48, 20; 52, 11; Yer. 50, 8; 51 6. 45.

ʋee ko. 11 Eye lã, si nɔ anyi,
eye megali o la, eya ŋutɔ hã enye
enyilia, eye wònye adreawo do-
metɔ ɖeka, [d]eye wòyina ɖe gbe-
gblẽ me. 12 Eye [e]dzo ewo, si
nèkpɔ la, woawoe nye fia ewo,
siwo mexɔ fiaɖuƒe haɖe o; gake
woawo kple lã la woaxɔ ŋusẽ abe
fiawo ene gaƒoƒo ɖeka. 13 Ne-
nem mesiawo la tameɖoɖo ɖeka
li na wo, eye wotsɔ woƒe ŋutete
kple ŋusẽ na lã la. 14 Amesia-
wo awɔ aʋa kple Alẽvi la, eye
Alẽvi la laɖu wo dzi; [g]elabena
aƒetɔwo dzi aƒetɔ kple fiawo dzĩ
fia wònye, eye amesiwo li kplii
la, [i]wonye ame yɔyɔwo kple ame
tiatiawo kpakple nuteƒewɔlawo.
15 Eye wògblɔ nam bena: [k]Tsi,
siwo nèkpɔ, siwo dzi gbolo la
bɔbɔ nɔ la, [l]wonye dukɔwo kple
amehawo kple xexemedukɔwo
kpakple gbegbɔgblɔwo. 16 Eye
[p]dzo ewo, siwo nèkpɔ kple lã la,
woawo alé fu gbolo la, eye woa-
wɔe aƒedo, eye woaɖe amamae,
eye woaɖu eƒe ŋutilã, [s]eye woatɔ
dzoe wòafiã keŋkeŋ. 17 Elabena
Mawu tsɔe de woƒe dzi me, bene
woawɔ eƒe tameɖoɖo dzi, eye
woawɔ tameɖoɖo ɖeka dzi, eye
woatsɔ woƒe fiaɖuƒe ana lã la,
[v]halase esime woawu Mawu ƒe
nyawo nu. 18 Eye nyɔnu, si nè-
kpɔ la, [y]enye du gã, si le fia ɖum
ɖe anyigba dzi fiawo dzi.

Babilon mumu.

18. Eye nusiawo megbe la me-
kpɔ [a]mawudɔla bubua ɖe le
ɖiɖim tso dziƒo, eye ŋusẽ gã le
esi, eye eƒe ŋutikɔkɔe klẽ ɖe
[b]anyigba dzi. 2 Eye wòdo ɣli
kple gbe sesẽ le gbɔgblɔm bena:
[f]Emu, Babilon gã la mu! [g]Eye
wòtrɔ zu gbɔgbɔ vɔ̃wo ƒe nɔƒe
kple gbɔgbɔ makɔmakɔwo katã
ƒe gaxɔ kple xevi makɔmakɔ, si-
wo katã wotsri la, ƒe xadza. 3
[i]Elabena dukɔwo katã no eƒe
ahasiwɔwɔ ƒe dɔmedzoe ƒe aha
la, eye anyigba dzi fiawo wɔ aha-
si kplii, eye anyigba dzi sitsala-
wo trɔ zu kesinɔtɔwo le eƒe ha-
dzedze vivivo ƒe ŋusẽ ŋuti.
4 Eye mese gbe bubua ɖe tso
dziƒo le gbɔgblɔm bena: [n]Mi ame-
siwo nye nye dukɔ la, mido go tso
me, bene miagade ha kplii le eƒe

nuvɔ̃wo me o, eye bena miagaxɔ
eƒe fuwɔame ƒe ḍeke o; 5 [a]ela-
bena eƒe nuvɔ̃wo kɔ yi ḍatɔ dzi-
ƒo, eye Mawu ḍo ŋku eƒe nu ma-
dzɔmadzɔ wɔwɔwo dzi. 6 [b]Miḍo
teƒe nɛ, abe alesi eya hã ḍo ete-
ƒe na mi ene, miḍo teƒe nɛ teƒe
eve le eƒe dɔwɔwɔwo nu, kplu,
si me wòtɔtɔ nu le la, mitɔtɔ nu
teƒe eve nu ḍe eme nɛ. 7 [d]Zi
geḍe alesi wòḍo eḍokui ḍe dzi,
eye wòdze ha la, zi geḍe ma ke
miwɔ fui, eye mina wòafa konyi;
[e]elabena egblɔ le eƒe dzi me be-
na: [h]Mebɔbɔ nɔ anyi abe fianyɔ-
nu ene, eye nyemenye ahosi o,
eye nyemegale konyi fa ge akpɔ
o. 8 [i]Eyata le ŋkeke ḍeka dzi
la eƒe fukpekpewo ava edzi: Ku
kple konyifafa kpakple dɔwuame,
[l]eye woatɔ dzoe wòafiã keŋkeŋ;
elabena Aƒetɔ Mawu, amesi drɔ̃
ʋɔnui la, enye ŋusẽtɔ.

Fiawo, asitsalawo kple ʋumenɔlawo fa konyi.
Wokpɔ dzidzɔ le dziƒo le Babilon mumu ŋuti.

9 Eye ne anyigba dzi fia, [o]siwo
wɔ amatre kplii, eye wonɔ ha-
dzegbe kplii la, akpɔ eƒe bibi ƒe
dzudzɔtutu la, woafa avi, eye
woafa konyi nɛ. 10 Eye woanɔ
tsitre le adzɔge ke le eƒe fukpe-
kpe ƒe ŋɔdzi la ŋuti agblɔ bena:
[r]Baba na wò, baba na wò, Babi-
lon, wò, si nye du gã kple du
sesẽ! Elabena gaƒoƒo ḍeka dzi
wò ʋɔnudɔdrɔ̃ la va. 11 Eye anyi-
gba dzi sitsalawo le avi fam, eye
wole konyi fam le tawò; elabena
amea ḍeke megale woƒe adzɔnua-
wo ƒle ge akpɔ o.[t] 12 Adzɔnu
siawo nye: Sika kple klosalo kple
kpe xɔasiwo kple adzagbawo kple
aklala biḍibiḍi kple aḍabɛ kple
seda kple awu dzĩ kple ati ʋeʋẽe
ƒomeviwo katã kple nyiḍu ƒe aḍa-
ŋunu bubu ƒomeviwo katã kple
ati xɔasi kple gadzẽ kple ga kple
kpe xɔasi ƒe aḍaŋunu bubu ƒome-
viwo katã [v]13 kple botsyo kple
ami ʋeʋẽe kple atike ʋeʋẽe kple
ami sisi kple lifi kple aha kple
ami kple wɔ nyuitɔ kple lu kple
aƒemelãwo kple alẽwo kple sɔwo
kple tasiaḍamwo kple ame ƒefle-
wo kpakple amewo ƒe luʋɔwo.
14 Eye atikutsetse, siwo dzroa
wò luʋɔ la, dzo le gbɔwò, eye nu
viviwo kple atsyɔ̃ḍonuwo katã bu
ḍe wò, eye mègale wo kpɔ ge
gbeḍegbeḍe akpɔ o. 15 Eye nu-
siawo ƒe adzɔdola, siwo to edzi
zu kesinɔtɔwo la, woanɔ tsitre le
adzɔge ke le eƒe fukpekpe ƒe ŋɔ-
dzi la ŋuti, anɔ avi fam, eye woa-
nɔ konyi fam anɔ gbɔgblɔm be-
na: 16 Baba, baba na du gã la!
Eya, si do aklalabiḍibiḍiwu kple
aḍabɛwu kple awu dzĩ, eye wò-
wɔ leke kple sika kple kpe xɔasi
kple adzagbawo! [r]Elabena le ga-
ƒoƒo ḍeka me kesinɔnu geḍe sia-
wo gblẽ petepete. 17 [f]Eye ʋu-
mefia sia [g]ʋumefia kple ʋuḍola
sia ʋuḍola kple kahela sia kahela
kpakple ƒu dzi dɔwɔlawo katã
wole tsitre le adzɔge ke. 18 Eye
esi wokpɔ eƒe bibi ƒe [k]dzudzɔtu-
tu la, wodo ɣli gblɔ bena: Du
kae sɔ kple du gã ma mahã? 19
[n]Eye wolɔ kewɔ kɔ ḍe ta me,
eye wodo ɣli le avi fam hele ko-
nyi fam le gbɔgblɔm bena: Baba
na wò, baba na wò du gã, si me
amesiwo katã si ʋu le le ƒu dzi
la, trɔ zu kesinɔtɔwo le eƒe ke-
sinɔtɔnyenye ŋuti! Elabena wo-
tsrɔ̃e le gaƒoƒo ḍeka me. 20 [p]Dzi
nedzɔ mi le eta, wò dziƒo kple
mi ame kɔkɔewo kple mi aposto-
lowo kple mi nyagblɔḍilawo; ela-
bena Mawu drɔ̃ mia nya na mi
hebia hlɔ̃e.
21 Eye mawudɔla seseã ḍe
tsɔ [s]kpea ḍe, si le abe té gãa ḍe
ene, eye wòtsɔe ƒu gbe ḍe ƒu me
le gbɔgblɔm bena: Ale woatsɔ
Babilon, du gã la, axlã ḍe anyi
sesĩe enye si, eye womegale ekpɔ
ge gbeḍegbeḍe akpɔ o; 22 [u]eye
womegale saŋkuƒolawo kple ha-
dzilawo kple dzekulawo kple kpẽ-
kulawo ƒe gbe se ge le mewò
gbeḍegbeḍe akpɔ o; eye wome-
gale aḍaŋuwɔla bubu ƒomevia ḍe-
ke kpɔ ge le mewò o, eye wome-
gale tetutu se ge le mewò gbe-
ḍegbeḍe akpɔ o; 23 eye akaḍi ƒe
keklẽ megale keklẽ ge le mewò
gbeḍegbeḍe akpɔ o; [y]eye wome-
gale ŋugbetɔ kple ŋugbetɔsrɔ̃ ƒe
gbe se ge le mewò gbeḍegbeḍe
akpɔ o; elabena wò [z]asitsalawo
nye anyigba dzi megãwo; elabe-
na woble dukɔwo katã to wò afa-
kaka me. 24 Eye wokpɔ nya-
gblɔḍilawo kple ame kɔkɔewo
kpakple amesiwo katã wowu le
anyigba dzi la, ƒe ʋu [a]le eme.

[a] Mo. 1. 18. 20. 21: Yer. 51, 9.
[b] Ps. 137, 8: Yer. 50. 15. 29.
[d] Yer. 50, 29.
[e] 17. 4.
[f] Yes. 23. 14.
[g] Xez. 27, 27-29.
[h] Yes. 47. 7. 8.
[i] Yes. 47, 9; Yer. 50. 31.
[k] Yes. 34. 10.
[l] 17. 16.
[n] Xez. 27. 30-34.
[o] 17. 2.
[p] Yes. 44, 23; Yer. 51. 48.
[r] 14. 8; Yes. 21. 9: Yer. 51. 8.
[s] Yer. 51, 63. 64.
[t] Xez. 27, 36.
[u] Yes. 24. 8; Xez. 26. 13.
[v] Xez. 27. 12. 13. 22.
[y] Yer. 7. 34; 16. 9; 25. 10.
[z] Yes. 23. 8.
[a] 6, 10; 17. 6; 19. 2; Mat. 23. 35. 37.

Dzidzɔhadzidzi le Babel mumu ŋuti.

19\. Nusiawo [b]megbe la mese gbe
gãa ɖe le abe ameha gãa ɖe
ƒe gbeɖiɖi ene, le dziƒo le gbɔ-
gblɔm bena: Mikafu Yehowa! Xɔ-
name kple ŋutikɔkɔe kple ŋusẽ
nanye mía Mawu la tɔ; 2 elabe-
na [g]eƒe ʋɔnudɔdrɔ̃ nye nyateƒetɔ
kple dzɔdzɔetɔ; elabena edrɔ̃ ʋɔ-
nu gbolo gã, si tsɔ eƒe gbolowɔ-
wɔ gblẽ anyigba dzi la, [i]eye wò-
bia eƒe dɔlawo ƒe ʋu ƒe hlɔ̃ le
esi. 3 Eye wogagblɔ zi evelia
bena: Mikafu Yehowa! [n]Eye eƒe
dzudzɔ le tutum le dziƒo yim tso
mavɔ me yi ɖe mavɔ me. 4 Eye
amegã xoxo blave vɔ eneawo kple
nu gbagbe eneawo tsyɔ mo anyi,
eye wodo gbe ɖa na Mawu, amesi
bɔbɔ nɔ anyi ɖe fiazikpui dzi la,
gblɔ bena: [r]Amen, mikafu Yeho-
wa! 5 Eye gbe ɖi tso fiazikpui la
me le gbɔgblɔm bena: Mikafu
mía Mawu, mi eƒe dɔlawo katã
kple mi amesiwo vɔ̃nɛ, mi ɖevi-
wo kple ame tsitsiwo!

Alẽvi la ƒe srɔ̃ɖeŋkekenyuieɖuɖu.

6 Eye mese gbea ɖe le abe
ameha gãa ɖe ƒe gbeɖiɖi ene, eye
wòle abe tsi geɖewo ƒe gbeɖiɖi
ene, eye wòle abe dziɖegbe se-
sẽwo ƒe gbeɖiɖi ene le gbɔgblɔm
bena: Mikafu Yehowa! [u]Elabena
Aƒetɔ, mía Mawu, ŋusẽkatãtɔ la,
le fia dum! 7 Mina [v]dzi nadzɔ
mí, eye míatso aseye, eye mina
míatsɔ ŋutikɔkɔe nɛ; elabena Alẽ-
vi la ƒe srɔ̃ɖeŋkekenyuie la ɖo,
eye srɔ̃a dzra eɖokui ɖo xoxo. 8
Eye wona ŋusẽe be, [x]wòado akla-
labiɖibiɖiwu dzadze, si le dzo sim;
elabena aklala biɖibiɖi la enye
ame kɔkɔewo ƒe nu dzɔdzɔe wɔ-
wɔwo. 9 Eye wògblɔ nam bena:
Ŋlɔ bena: [e]Woayra amesiwo wo-
kpe va Alẽvi la ƒe srɔ̃ɖenuɖuɖu
la gbɔ! Eye wògagblɔ nam bena:
Esiawo nye Mawu ƒe nya vavã-
wo. 10 Eye [f]medze klo ɖe eƒe
afɔ nu, be made ta agu nɛ. Eye
wògblɔ nam be: Kpɔ ɖa, mega-
wɔe o, wò hadɔla kple nɔviwò,
siwo lé Yesu ƒe [h]ɖaseɖiɖi ɖe asi
la, ƒe hadɔla menye; ɖe ta agu
na Mawu ko! Elabena Yesu ƒe
ɖaseɖiɖi la enye nyagblɔɖigbɔgbɔ.

Kristo ƒe dodo.

11 Eye mekpɔ dziƒo le nuvo;
eye kpɔ ɖa, [i]mekpɔ sɔ ɣia ɖe.

eye woyɔ amesi ɖoe la be [a]nu-
teƒewɔla kple nyateƒetɔ, [d]eye wò-
drɔ̃a ʋɔnu, eye wòwɔa aʋa le
dzɔdzɔenyenye me; 12 [e]eye eƒe
ŋkuwo le abe dzo ƒe aɖe ene,
eye fiakuku geɖewo le eta, [f]eye
ŋkɔŋɔŋlɔ, si amea ɖeke menya o,
negbe eya ŋutɔ koe la, le eŋu;
13 eye [h]wòdo awua ɖe, si ŋu wo-
hlẽ ʋu ɖo, eye woyɔ eƒe ŋkɔ be
[k]Mawu ƒe nya. 14 Eye [l]aʋakɔ,
siwo le dziƒo la, do sɔ ɣiwo dze
eyome, eye wodo aklalabiɖibiɖi-
wu ɣi dzadzɛ, siwo le dzo sim.
15 Eye yi ɖaɖɛ do tso eƒe nu me,
bena wòatsɔe adza dukɔwo, [o]eye
wòatsɔ gatikplɔ akplɔ wo, [p]eye
wòafanya weintsetsewo le Mawu,
ŋusẽkatãtɔ la, ƒe dɔmedzoedziku
ƒe weinfiãnu la me. 16 Eye ŋkɔ-
ŋɔŋlɔ le eƒe awu kple eƒe aligo
dzi bena: [s]Fiawo dzi Fia kple
aƒetɔwo dzi Aƒetɔ!

Lã la kple aʋatsonyagblɔlawo tsotso ƒu gbe ɖe dzota la me.

17 Eye mekpɔ mawudɔla ɖekaa
ɖe le tsitre le ɣe me, eye wòdo
ɣli kple gbe sesẽa ɖe le gbɔ-
gblɔm na xevi, siwo katã dzona
le dziƒo titina la bena: [t]Miva ƒo
mia ɖokui nu ƒu ɖe Mawu ƒe nu-
ɖuɖu gã la gbɔ, 18 bena miaɖu
fiawo ƒe lã kple aʋafiawo ƒe lã
kple ame sesẽwo ƒe lã kple sɔwo
kple wo dzinɔlawo ƒe lã kple
ablɔɖeviwo kple kluviwo kple ɖe-
viwo kpakple ame tsitsiwo katã
ƒe lã.
19 Eye mekpɔ [y]lã la kple anyi-
gba dzi fiawo kple [a]woƒe aʋakɔ-
wo ƒo wo ɖokui nu ƒu, be yewoa-
wɔ aʋa kple amesi le sɔ dzi la
kple eƒe aʋakɔ la. 20 Eye [b]wolé
lã la kple [d]aʋatsonyagblɔɖila, si
wɔ dzesiwo le eƒe ŋku me, esiwo
wòtsɔ ble amesiwo xɔ lã la ƒe
dzesi kple amesiwo de ta agu na
eƒe legba; wotsɔ wo ame eve la
siaa ƒu gbe ɖe [g]dzota, si le bibim
kple dzokpe la me agbagbe. 21
Eye wotsɔ yi, si do tso amesi le
sɔ dzi la ƒe nu me la, wu ame
susɔeawo.

Wobla Satana ƒe 1000. Ame kukuwo ƒe tsitretsitsi gbãtɔ.

20\. Eye mekpɔ mawudɔlaa ɖe
le ɖiɖim tso dziƒo, eye aʋli
me [k]safui kple [l]kɔsɔkɔsɔ gãa ɖe

[a] 1, 5; 2, 14.]
[b] 11, 15.
[d] Yes. 11, 4. 5.
[e] 1, 14; 2, 18.
[f] 2, 12.
[g] 16, 7.
[h] Yes. 63, 1. 2.
[i] 6, 10; Mo. V. 32, 42.
[k] Yoh. 1, 1.
[l] 17, 14.
[n] Yes. 34, 10.
[o] 12, 5; Ps. 2, 9.
[p] 14, 19. 20; Yes. 63, 3.
[r] 5, 14; Ps. 106, 48.
[s] 17, 14; Tim. I. 6, 15.
[t] Xez. 39, 4. 17 v. 20.
[u] 11, 15. 17.
[v] Ps. 118, 24; ta 21, 2. 9.
[y] 17, 12–14.
[x] Ps. 45, 14. 16; Yes. 61, 10.
[a] 16, 14. 16.
[b] 13, 1.
[d] 13, 11–17.]
[e] Lu. 14, 15.
[f] 22, 8. 9; Dɔ. 10, 25. 26.
[g] 20, 10; Dan. 7, 11. 26.
[h] 12, 17.
[i] 6, 2.
[k] 9, 1.
[l] Pet. II. 2, 4; Yu. 6.

le esi. 2 Eye wòlé ʋɔ dríba, da
xoxo, si nye Abosam kple Sata-
na la, eye wòblae ƒe akpe ɖeka.
3 Eye [b]wotsɔe ƒu gbe ɖe aʋli
me, eye wotu nu ɖe enu, eye wo-
tre enu, [d]bena ne wòagable du-
kɔwo o, halase esime ƒe akpe
ɖeka la nu nava yi; esia megbe
la ele be, woagatuí ɣeyiɣi via ɖe.
4 Eye [g]mekpɔ fiazikpuiwo, eye
wobɔbɔ nɔ wo dzi, eye wotsɔ
ʋɔnudɔdrɔ̃ de asi na wo; eye
amesiwo nu wotso ta le le Yesu
ƒe ɖaseɖiɖi kple Mawu ƒe nya la
ta la, ƒe luʋɔwo kple amesiwo
mede ta agu na lã la alo eƒe le-
gba o, eye womexɔ dzesi ɖe woƒe
ŋgowonu alo ɖe woƒe asiwo ŋu o
la, gbɔ agbe, eye woɖu fia kple
Kristo ƒe akpe ɖeka. 5 Ame kuku
mamleawo la womegbɔ agbe o,
vaseɖe esime ƒe akpe ɖeka la nu
va yi. Esiae nye tsitretsitsi gbã-
tɔ.[o] 6 Yayratɔ kple kɔkɔetɔ enye
amesi kpɔ gome le tsitretsitsi
gbãtɔ la me; amesiawo dzi ku
evelia mekpɔ ŋusẽa ɖeke ɖo o,
ke woanye Mawu kple Kristo ƒe
[r]nunɔlawo, eye woaɖu fia kplii
ƒe akpe ɖeka.

Gog kple Magog.

7 Eye ne ƒe akpe ɖeka la nu
va yi la, woatu Satana le gaxɔa
me, 8 eye wòado go, be wòable
dukɔ, siwo le anyigba ƒe dzogoe
eneawo dzi, esiwo nye [u]Gog kple
Magog, be wòaƒo amesiwo ƒe
xexlẽme nu le [y]abe ƒutake ene
la, nu ƒu hena aʋawɔwɔ. 9 Eye
woyi anyigba la ƒe gbadzaƒe, eye
woɖe to ɖe ame kɔkɔewo ƒe asa-
ɖa kple du lɔlɔ̃ la ŋu, [b]eye dzo
hlẽ tso dziƒo va fiã wo. 10 Eye
wotsɔ Abosam, si ble wo la, ƒu
gbe ɖe dzo- kple dzokpeta la me,
[e]afisi hã lã la kple aʋatsonya-
gblɔdila la le, [f]eye woawɔ fu wo
zã kple keli tso mavɔ me yi ɖe
mavɔ me.

Nuwuwu ʋɔnudɔdrɔ̃.

11 Eye [k]mekpɔ fiazikpui ɣi gãa
ɖe kple amesi bɔbɔ nɔ edzi, [l]ame-
si ƒe ŋku me anyigba kple dziƒo
si tso, eye womegakpɔ teƒea ɖe-
ke na wo o. 12 Eye mekpɔ ame
kukuwo, ame tsitsiwo kple devi-
wo, le tsitre ɖe fiazikpui la ŋgɔ,
eye woʋu [p]agbalẽwo; [r]eye woʋu
agbalẽ bubua ɖe, si nye agbe-
gbalẽ; eye wodrɔ̃ ʋɔnu ame ku-
kuawo ɖe nusiwo woŋlɔ ɖe agba-
lẽawo me [a]le woƒe dɔwɔwɔwo
ŋuti la nu. 13 Eye atsiaƒu ɖe
ame kuku, siwo le eme la, hena,
eye ku kple tsiẽƒe woɖe ame ku-
ku, siwo le wo si la, hena, eye
wodrɔ̃ ʋɔnu amesiame ɖe eƒe dɔ-
wɔwɔwo nu.[e] 14 Eye [f]wotsɔ ku
kple tsiẽƒe ƒu gbe ɖe dzota la
me. Dzota sia enye ku evelia.
15 Eye ne womekpɔ amea ɖe ƒe
ŋkɔŋɔŋlɔ le agbegbalẽa me o la,
[h]wotsɔnɛ ƒua gbe ɖe dzota la me.

Dziƒo yeye, anyigba yeye kple Yerusalem yeye.

21. Eye mekpɔ [i]dziƒo yeye kple
anyigba yeye; [k]elabena gbã
dziƒo kple gbã nyigba la nu va
yi, eye atsiaƒu megali o. 2 Eye
mekpɔ du kɔkɔe, [l]si nye Yerusa-
lem yeye la, [m]le ɖiɖim tso dziƒo
tso Mawu gbɔ, eye wodzrae ɖo
abe ŋugbetɔ, [p]si wowɔ leke na
hena srɔ̃a ene. 3 Eye mese gbe
gãa ɖe tso fiazikpui la gbɔ le
gbɔgblɔm bena: Kpɔ ɖa, Mawu
ƒe agbadɔ la le amewo gbɔ, [s]eye
wòanɔ anyi kpli wo, eye woawo
hã woanye eƒe dukɔ, eye Mawu
ŋutɔ anɔ anyi kpli wo, eye wòa-
nye woƒe Mawu. 4 Eye [t]Mawu
latutu aɖatsi sia aɖatsi ɖa le wo-
ƒe ŋku me, eye ku maganɔ anyi
akpɔ o, [v]eye konyifafa kple ɣli-
dodo kple vevea ɖeke maganɔ
anyi o; elabena nu gbãtɔwo nu
va yi. 5 Eye [z]amesi bɔbɔ nɔ fia-
zikpui dzi la, gblɔ bena: [a]Kpɔ
ɖa, mewɔ nuwo katã yeye! Eye
wògblɔ be: Ŋlɔe, elabena nya
siawo nye nya vavãwo kple nya-
teƒenyawo. 6 Eye wògblɔ nam
bena: Eva ve me! [d]Nyee nye
Alfa kple Omega, gɔmedzedze
kple nuwuwu. [g]Amesi ke tsikɔ
le ewum la, mana agbetsidzidzi
la ƒe dee faa. 7 [h]Amesi ke ɖu dzi
la, anyi nusiawo ƒe dome, [i]eye
manye eƒe Mawu, eye eya hã
anye vinye. 8 Ke [n]vɔvɔ̃nɔtɔwo
kple dzimaxɔsetɔwo kple fewɔ-
lawo kple [o]hlɔ̃dolawo kple ma-
trewɔlawo kple afakalawo kple
trɔ̃subɔlawo kple aʋatsokalawo
katã la woakpɔ wo tɔ gome le
ta, [s]si le bibim kple dzo kpakple
dzokpe la me. Esia enye ku evelia.

a Ro. 2, 6.
b 12, 9.
d Tes. II. 2, 8. 10.
e Yoh. 5, 28. 29.
f Kor. I. 15, 26. 55.
g Dan. 7, 9. 22. 27; Lu. 22, 30; Kor. I. 6, 2.
h 19, 20; Mat. 25, 41.
i Yes. 65, 17; Pet. II. 3, 13.
k 20, 11.
l Heb. 11, 10. 16.
m Heb. 12, 22; Gal. 4, 26.
o Kor. I. 15, 23; Tes. I. 4, 16.
p 19, 7. 8.
r 5, 10.
s Xez. 37, 27; 48, 35.
t 7, 17; Yes. 25, 8.
u Xez. 38, 2.
v Yes. 35, 10.
y Xez. 39, 9. 15.
z 4, 2; 5, 1.
a Kor. II. 5, 17.
b Xez. 38, 22; 39, 6; Zax. 12, 9.
d 1, 8.
e 19, 20.
f 14, 10. 11.
g 22, 17.
h 2, 7.
i Zax. 8, 8.
k Mat. 25, 31-46.
l Pet. II. 3, 7. 10. 12.
n Heb. 10, 38. 39.
o 22, 15.
p Dan. 7, 10.
r 3, 5; Fil. 4, 3.
s 20, 14.

9 Eye [a]mawudɔla adre, siwo si
kplu adre, siwo yɔ fũ kple fu-
wɔame mamletɔ adreawo nɔ la,
dometɔ ɖeka va, eye wòƒo nu
kplim gblɔ bena: Va afii, ne ma-
fia ŋugbetɔ, si nye Alẽvi la [b]srɔ̃
la wò! 10 Eye wòkplɔm [d]yi to
kɔkɔ gãa ɖe dzi le gbɔgbɔ me,
eye woɖe du kɔkɔe, Yerusalem,
si le ɖiɖim tso dziƒo tso Mawu
gbɔ la fiam, 11 [h]esi ŋu Mawu ƒe
ŋutikɔkɔe le; eƒe keklẽ le abe
kpe xɔasi ŋutɔa ɖe ene, hele abe
yaspis-kpe, si me kɔ abe kristalo
ene; 12 gli kɔkɔ gãa ɖe le eŋu;
[k]agbo wuieve le eŋu, eye mawu-
dɔla wuieve le agboawo tame,
eye woŋlɔ ŋkɔ, siwo nye Israel-
viwo ƒe to wuieveawo ƒe ŋkɔwo
la, ɖe wo ŋuti. 13 Yedzeƒe gome
la agbo etɔ̃ li, eye anyiehe gome
la agbo etɔ̃ li, dziehe gome la
agbo etɔ̃ li, eye ɣetoɖoƒe gome
la agbo etɔ̃ li. 14 Gɔmeɖoɖo wuie-
ve li na dua ƒe gli la, eye Alẽvi
la ƒe apostolo wuieveawo ƒe ŋkɔ-
wo le wo ŋu. 15 Eye [o]amesi le
nu ƒom kplim la, lé sikadzidzeti
ɖe asi, be yeadzidze du lɛ kple
eƒe agboawo kpakple eƒe gli la.
16 Eye du la le [s]dzogoe ene me,
eye eƒe didime le abe eƒe keke-
me ene; eye wòdzidze du la kple
dzidzeti la, wòle stadio akpe wuie-
ve; eƒe didime kple kekeme kple
kɔkɔme wosɔ. 17 Eye wòdzidze
du la wòle abɔklugui alafa ɖeka
kple blane vɔ ene le amewo ƒe
dzidzenu, si le mawudɔla si la
nu. 18 Eye nusi wotsɔ ɖo glia
la, enye yaspis-kpe, eye du la
nye sika dzadzɛ hele abe ahũhɔ̃e
dzadzɛ ene. 19 Eye [a]wotsɔ kpe
xɔasi bubu ƒomeviwo katã wɔ
leke na dua ƒe gli la ƒe gɔmeɖo-
ɖoawo. Gɔmeɖokpe gbãtɔ nye
yaspis, evelia nye safir, etɔ̃lia
nye xalkedon, enelia nye sma-
ragd, 20 atɔ̃lia nye sardonik, ade-
lia nye sardis, adrelia nye kri-
solit, enyilia nye beril, asiekelia
nye topas, ewolia nye krisopras,
wuiɖekɛlia nye hiakint, wuievelia
nye ametist. 21 Eye agbo wuie-
veawo nye adzagba wuieve, agboa-
wo dome ɖesiaɖe nye adzagba
ɖeka; [f]eye dua ƒe ablɔ nye sika
dzadzɛ abe ahũhɔ̃e, si me wokpɔa
nu tonɛ la ene. 22 Eye nyeme-
kpɔ gbedoxɔa ɖeke le eme o;
elabena Aƒetɔ, Mawu ŋusẽkatãtɔ,
kple Alẽvi la wonye eƒe gbedo-
xɔ. 23 Eye dua mehiã ɣe alo
ɣleti, bene woaklẽ nɛ o; elabena
Mawu ƒe ŋutikɔkɔe klẽna nɛ, eye
Alẽvi la enye eƒe akaɖi.[e] 24 Eye
dukɔwo azɔ eƒe kekeli me, eye
anyigba dzi fiawo atsɔ woƒe atsyɔ̃
ava emee.[f] 25 Eye [g]womatu eƒe
agbowo le ŋkeke me o; [i]elabena
zã mado le afima o; 26 eye woa-
tsɔ dukɔwo ƒe atsyɔ̃ kple bubu
ava emee. 27 Eye nusianu, si
nye nu makɔmakɔ kple amesiwo
wɔa ŋunyɔnuwo, eye wokaa aɖa-
tso la, womele yiyi ge ɖe eme
o, negbe amesiwo woŋlɔ ɖe Alẽvi
la ƒe agbegbalẽa me la koe.[l]

Agbetsi kple agbeti. Yayratɔwo ƒe ɖekawowo kple Mawu.

22. Eye [n]wòfia agbetsitɔsisia
ɖe, si le dzo sim abe kri-
stalo ene, hele dodom tso Mawu
kple Alẽvi la ƒe fiazikpui me le
eƒe ablɔ la titina lam. 2 Eye [p]le
tɔsisi la ƒe goawo kple eve dzi la
[r]agbeti li, si tsea ku wuieve, eye
wòtsena le ɣleti sia ɣleti, eye
atiawo ƒe aŋgbawo nye dɔyɔgbe
na dukɔwo. 3 Eye [t]busunua ɖe-
ke megale anyi nɔ ge o, eye Ma-
wu kple Alẽvi la ƒe fiazikpui la
anɔ me, eye woƒe dɔlawo asubɔe,
4 eye [u]woakpɔ eƒe ŋku me, eye
eƒe [v]ŋkɔ anɔ woƒe ŋgowonu. 5
Eye [y]zã megale dodo ge o; eye
womele akaɖi alo ɣe ƒe keklẽ hiã
ge o; elabena Aƒetɔ Mawu ana
keklẽ wo, [z]eye woaɖu fia tso ma-
vɔ me yi ɖe mavɔ me.

Nuxɔxlɔ̃.

6 Eye wògblɔ nam bena: Nya
siawo nye nya vavãwo kple nya-
teƒenyawo, eye nyagblɔɖilawo ƒe
[b]gbɔgbɔwo ƒe Aƒetɔ, [d]Mawu la,
dɔ eƒe dɔla, bene wòaɖe nusiwo
le eme va ge kpuie la, afia eƒe
dɔlawo. 7 Eye kpɔ ɖa, megbɔna
kpuie: Woayra amesiwo lé agba-
lẽ sia me nyagblɔɖinyawo me ɖe
asi la.[e]
8 Eye nye Yohanes ye nye
amesi se nusiawo, eye mekpɔ
wo. Eye esi mese wo, eye me-
kpɔ wo la, [g]medze klo, be maɖe
ta agu ɖe mawudɔla, si ɖe nusia-
wo fiam la, ƒe afɔ nu. 9 Eye wò-

a 15, 1. 6. 7. b 19, 7. d Xez. 40, 2. e 22, 5; Yes. 24, 23; 60, 19. 20. f Yes. 60, 3. 5. g Yes. 60, 11. h kp. 3, 23; Yes. 60, 1. 2. i 23, 5; Zax. 14, 7. k Xez. 48, 31 v. 36. l 20, 15; Fil. 4, 3. n Xez. 47, 1; Zax. 14, 8. o Xez. 40, 3. p 21, 21. r Xez. 47, 12. s Yes. 48, 16. 17. t Zax. 14, 11. u 21, 3. v 3, 12. y 21, 25. z 5, 10; Dan. 7, 18. 27. a Yes. 54, 11. 12. b Mo. IV. 27, 16; Kor. I. 14, 32. d 1, 1. e kp. 12. 20; ta 3, 11; 1, 3. f 22, 2. g 19, 10.

gblɔ nam bena: Kpɔ ḍa, mega-
wɔe o, wò hadɔla kple nɔviwò,
siwo nye nyagblɔḍilawo kple
amesiwo lé agbalẽ sia me nyawo
me ḍe asi la, ƒe hadɔla menye;
de ta agu na Mawu ko!
10 Eye wògblɔ nam bena: [g]Me-
gatre agbalẽ sia me nyagblɔḍi-
nyawo nu o; [i]elabena ɣeyiɣi la
tu aƒe. 11 Amesi ke wɔa vɔ̃ la,
nenɔ vɔ̃wɔwɔ dzi ko, eye amesi
ke nye ḍime la, nenɔ ḍinuwɔwɔ
la dzi ko; eye amesi ke nye ame
dzɔdzɔe la, nenɔ nu dzɔdzɔe wɔ-
wɔ la dzi ko, eye amesi ke le
kɔkɔe la, nenɔ kɔkɔenyenye la
dzi ko. 12 [l]Kpɔ ḍa, megbɔna
kpuie, [n]eye nye fetu kpe ḍe ŋu-
tinye gbɔna, [p]bene maḍo teƒe na
amesiame ḍe alesi eƒe dɔwɔwɔ
le la nu.
13 Nyee nye Alfa kple Omega,
gbãtɔ kple mlɔetɔ, gɔmedzedze
kple nuwuwu:[s] 14 [t]Woayra ame-
siwo nyã woƒe awuwo, bene woa-
na ŋusẽ wo woava agbeti la gbɔ,
eye ne woato agboawo nu ayi ḍe
du la me. 15 Ke avũwo kple
afakalawo kple matrewɔlawo kple
hlɔ̃dolawo kple trɔ̃subɔlawo kpa-
kple amesiame, si lɔ̃a aʋatsoka-
ka, eye wòkanɛ la, woatsi agbo

a 21, 8. 27; Kor. I. 6, 9. 10.
b 1, 1.
d 1, 2.
e Yes. 11, 10; ta 5, 5.
f Lu. 1, 78.
g 10, 4; Dan. 8, 26; 12, 4.
h Ro. 8, 23.
i 1, 3.
k 21, 6; Yes. 55, 1; Yoh. 7, 37.
l kp. 7: ta 3, 11.
n Yes. 40, 10.
o 15, 1. 6.
p Ro. 2, 6.
r Mo. V. 4, 2.
s 1, 11; Heb. 13, 8.
t 12, 17.

la godo.[a] 16 [b]Nye Yesu ye nye
amesi dɔ nye mawudɔla la, bene
[d]wòaḍi ḍase le nusiawo ŋuti na
mi hena hameawo. [e]Nyee nye
Dawid ƒe ke kple eƒe ƒome, [f]ŋu-
keɣletivi keklẽ la.
17 Eye [h]Gbɔgbɔ la kple ŋugbe-
tɔ la le gbɔgblɔm bena: Va! Eye
amesi le esem la, negblɔ be: Va!
[k]Eye amesi tsikɔ le ewum la, ne-
va; amesi lɔ̃ la, nexɔ agbetsi la
no faa.

Nuwunyawo.

18 Mele ḍase ḍim na amesiame,
si le agbalẽ sia me nyagblɔḍi-
nyawo sem la bena, ne amea ḍe
tsɔ nane kpe ḍe [o]nya siawo ŋuti
la, ekema Mawu atsɔ fuwɔame,
siwo woŋlɔ ḍe agbalẽ sia me la,
akpe ḍe eŋuti nɛ; 19 eye ne
[r]amea ḍe aḍe nane le agbalẽ sia
me nyagblɔḍinyawo me la, eke-
ma Mawu aḍe eƒe gome atsɔ
agbeti la kple du kɔkɔe, siwo
woŋlɔ ḍe agbalẽ sia me la me.
20 Amesi le nusiawo ƒe ḍase
ḍim la, gblɔ be: Ẽ, megbɔna
kpuie! Amen, Afetɔ Yesu va!
21 Afetɔ Yesu Kristo ƒe ame-
nuveve nanɔ anyi kple ame kɔ-
kɔeawo katã! Amen.

